# NY BAIBOLY,

IZANY HOE,

# NY SORATRA MASINA REHETRA

AMY

## NY FANEKEN-TALOHA

SY

## NY FANEKEM-BAOVAO.

LONDONA.

1865.

NY

# ANARANY NY BOKY,

ARY

## NY ISANY NY TOKONY.

---


| | |
|---|---|
| Fanahariana, ny isany ny tokony | 50 |
| Fivoahana | 40 |
| Fisoronana | 27 |
| Fanisana | 36 |
| Famerenan-teny | 34 |
| Iosioa | 24 |
| Mpitsara | 21 |
| I Riota | 4 |
| I. I Samioela | 31 |
| II. I Samioela | 24 |
| I. Ny Mpanjaka | 22 |
| II. Ny Mpanjaka | 25 |
| I. Ny Tantara | 29 |
| II. Ny Tantara | 36 |
| I Ezira | 10 |
| I Nehemia | 13 |
| I Esitera | 10 |
| Iôba | 42 |
| Fihirana | 150 |
| Ohabolana | 31 |
| Ny Mpitori-teny | 21 |
| Tonon-kira dia tonon-kira | 8 |
| Isaia | 66 |
| Ieremia | 52 |
| Ny Fitomaniany Ieremia | 5 |
| I Ezekiela | 48 |
| I Daniela | 12 |
| I Hôsea | 14 |
| Iôela | 3 |
| I Amôsa | 9 |
| I Obadia | 1 |
| Iôna | 4 |
| I Mika | 7 |
| I Nahioma | 3 |
| I Habakioka | 3 |
| I Zefania | 3 |
| I Hagay | 2 |
| I Zekaria | 14 |
| I Malaky | 4 |

# NY BOKY VOALOHANY NO SORATANY MÔSE,

ATAO HOE,

# FANAHARIANA.

## TOKO I.

TAMY ny taloha nanisian' Andriamanitra
ny lanitra sy ny tany.
2 Ary tsy voa endrikia, na voa voatra,
ny tany, ary ny maizina teo ambony ny
lalina. Dia nihiabarera teo ambony ny
rano ny Fanahin' Andriamanitra.
3 Ary hoy Andriamanitra, Misia mazava:
dia nisy mazava.
4 Ary hitan' Andriamanitra ny mazava, fa
tsara izany: ary navahan' Andriamanitra
ny mazava tamy ny maizina.
5 Ary nataon' Andriamanitra ny mazava
hoe, Andro; ary ny maizina nataony hoe,
Alina. Ary nisy hariva, ary nisy maraina,
ny andro voalohany.
6 Ary hoy Andriamanitra, Misia habaka-
baka eo anelanelany ny rano, hanavahany
ny rano amy ny rano.
7 Dia nataon' Andriamanitra ny habaka-
baka, ka nampisarahiny ny rano eo ambany
ny habakabaka tamy ny rano eo ambony
ny habakabaka: ka nisy izany.
8 Ary nataon' Andriamanitra ny haba-
kabaka hoe, Lanitra. Ary nisy hariva, ary
nisy maraina, ny andro faharoa.
9 Ary hoy Andriamanitra, Aoky hivory
ny rano eo ambany ny lanitra ho any amy
ny fitoeran' iray, ary aoky hiseho ny maina:
dia nisy izany.
10 Ary nataon' Andriamanitra ny maina
hoe, Tany; ary ny fivoriany ny rano na-
taony hoe, Ranomasina; ary hitan' An-
driamanitra fa tsara izany.
11 Ary hoy Andriamanitra, Aoky ny tany
haniry ahitra, *sy* anana mamoa, *ary* ny hazo
mamoa araky ny fombany, izay manam-boa
eo anatiny, eo ambony ny tany: dia nisy
izany.
12 Ary ny tany naniry ahitra, *sy* anana
mamoa araky ny fombany, ary ny hazo
mamoa, izay manam-boa eo anatiny, araky
ny fombany: ary hitan' Andriamanitra fa
tsara izany.
13 Ary nisy hariva, ary nisy maraina, ny
andro fahatelo.
14 Ary hoy Andriamanitra, Misia fahaza-
van-tsamihafa eo amy ny habakabaky ny
lanitra, hanavahany ny andro amy ny alina,
ary aoka ho famantarana, sy ho fotoana, sy
ho andro, ary ho taona, ireny;
15 Ary ho fahazavana eo amy ny habaka-
baky ny lanitra, mba hahazava ny tany:
dia nisy izany.
16 Dia nataon' Andriamanitra ny maha-
zava roa lehibe; ny mahazava lehibe, han-
dahatry ny andro, ary ny mahazava kely
ambany ny kintana, handahatry ny alina:
17 Dia nampitoerin' Andriamanitra teo
amy ny habakabaky ny lanitra ireny, mba
hahazava ny tany,
18 Sy handahatry ny andro sy ny alina,
ary hampisaraky ny mazava amy ny mai-
zina: ary hitan' Andriamanitra fa tsara
izany.
19 Ary nisy hariva, ary nisy maraina, ny
andro fahefatra.
20 Ary hoy Andriamanitra, Aoky ny
rano hamelona biby maro be manan'aina,
ary aoky ny vorona hanidina any ambony
ny tany, eo amy ny habakabaky ny lanitra.
21 Dia nasian' Andriamanitra ireo troson-
-dehibe, sy biby rehetra manan'aina, mihie-
tsikietsikia, betsaka, izay no velominy ny ra-
no araky ny fombany, ary ny voro-manidina
rehetra araky ny fombany: ary hitan' An-
driamanitra fa tsara izany.
22 Dia nitahy ireny Andriamanitra, ka
nanao hoe, Mihiabetsaha, sy mihiamaroa,
ka fenoy ny ranomasina; ary aoky ny vo-
rona hihiamaro eo ambony ny tany.
23 Ary nisy hariva, ary nisy maraina, ny
andro fahadimy.
24 Ary hoy Andriamanitra, Aoka ho ve-
lominy ny tany ny biby manan'aina araky

ny fombany, ny biby manompo, sy ny mandady, ary ny biby dia, ambony ny tany, araky ny fombany: dia nisy izany.
25 Dia nataon' Andriamanitra ny biby dia ho ambony ny tany araky ny fombany, ary ny biby manompo araky ny fombany, ary ny mandady rehetra eo ambony ny tany araky ny fombany: ary hitan' Andriamanitra fa tsara izany.
26 Ary hoy Andriamanitra, Andeha isikia hanao olona eo amy ny endritsikia, manahaky ny tarehintsikia; ary aoky izy hanapaky ny hazandrano eo an-dranomasina, sy ny voro-manidina, sy ny biby manompo, sy ny tany rehetra, ary ny biby rehetra izay mandady eo ambony ny tany.
27 Ary nasian' Andriamanitra ny olona teo amy ny endriny; araky ny endrik' Andriamanitra no nanavany azy; lahy sy vavy no nanavany azy.
28 Dia nitahy azy Andriamanitra, ka hoy Andriamanitra taminy, Mihiabetsaha, sy mihiamaroa, ka fenoy ny tany, ary mampanompoa izany, ary manapaha ny hazandrano eo an-dranomasina, sy ny voro-manidina, ary ny zava-manan'aina rehetra izay mandady eo ambony ny tany.
29 Ary hoy Andriamanitra, Indro, efa nomeko anareo ny zava-maitso rehetra, izay mamoa eo ambony ny tany, ary ny hazo rehetra izay mamoa, mba ho haninareo:
30 Fa ny ahi-maitso *nomeko* ho haniny ny biby rehetra eo ambony ny tany, sy ny voro-manidina rehetra, ary ny biby manan'aina rehetra izay mandady eo ambony ny tany: dia nisy izany.
31 Ary efa hitan' Andriamanitra izay rehetra nataony, ary, indro, tsara indrindra izany. Ary nisy hariva, ary nisy maraina, ny andro fahenina.

## TOKO II.

Ary vita ny lanitra sy ny tany, ambany izay rehetra eo aminy.
2 Ary nony ny andro fahafito, dia vitan' Andriamanitra ny asany, izay nataony; ary nony ny andro fahafito, dia nitsahatra tamy ny asan-drehetra izay nataony Izy.
3 Dia nitahy ny andro fahafito Andriamanitra, ka nahamasiny izany; satria taminy izany no nitsaharan' Andriamanitra tamy ny asan-drehetra izay nataony, rehefa nasiany.
4 Izany no nahariany ny lanitra sy ny tany, raha vao nasiana izany; tamy ny andro no nanavany Iehôvah Andriamanitra ny tany sy ny lanitra,
5 Sy ny ahitra rehetra any an-tsaha, dieny tsy mbola nisy izany teo amy ny tany, sy ny anan-drehetra any an-tsaha, dieny tsy mbola naniry izany: fa tsy mbola nampilatsaka ranonorana tambony ny tany Iehôvah Andriamanitra, ary tsy mbola nisy olona hiasa ny tany.
6 Ary nisy zavona niakatra tamy ny tany, ka nandeny ny tany rehetra.
7 Ary ny vovo-tany namoronany Iehôvah Andriamanitra ny olona, ka no fofofoiny tamy ny vavorony ny fofon'aina, dia nody zava-miaina ny olona.
8 Ary nanao tanim-boly Iehôvah Andriamanitra tany atsinanana any Edena; ary teo no namponenany ny olona izay no foroniny.
9 Ary nampaniriny Iehôvah Andriamanitra ny hazo rehetra, teo amy ny tany, izay mahatehizaha, ary tsara ho hanina; ary teo afovoany ny tanim-boly, ny hazon'aina, sy ny hazo fahalalany ny soa sy ny ratsy.
10 Ary nisy ony nivoaka tany Edena handeny ny tanim-boly; dia nizara, ka nisampana efatra, teo izy.
11 I Pisôna no anarany ny voalohany, izay manodidiny ny tany Havila rehetra; misy volamena eo.
12 Ary tsara ny volamena aminy izany tany izany: eo misy voahangy, sy vato soa hafakoa.
13 Ary Gihôna no anarany ny ony faharoa, izay manodidiny ny tany Kiosa rehetra.
14 Ary Hidekela no anarany ny ony fahatelo, izay miantsinanana any Asiria; ary Iofiraty no ony fahefatra.
15 Dia nentiny Iehôvah Andriamanitra ny lehilahy, ka namponina azy teo an-tanim-boly Edena, hiasa izany, sy hitandriny izany.
16 Dia nandidy ny lehilahy, Iehôvah Andriamanitra, ka nanao hoe, Hano hiany ny voan-kazo rehetra eo an-tanim-boly:
17 Fa aza mihinana amy ny hazo fahalalany ny soa sy ny ratsy, fa amy ny andro izay hihinananao izany, dia maty tokoa hianao.
18 Ary hoy Iehôvah Andriamanitra, Tsy tsara ho irery ny lehilahy; hanisy mpanampy azy, sahaza ho azy, Aho.

19 Ary ny tany no namoronany Iehôvah
Andriamanitra ny biby rehetra any an-
-tsaha, sy ny voro-manidina rehetra; dia
nentiny ho any amy ny lehilahy ireny,
mba ho hitany izay anarana homeny ireny:
ary ny anarana nomeny ny lehilahy ny biby
rehetra, dia izany no anarany.
20 Dia nomeny ny lehilahy anarana ny
biby manompo rehetra, sy ny voro-mani-
dina, ary ny biby dia rehetra tany an-tsaha;
fa tsy mbola nisy mpanampy sahaza ho
any ny lehilahy.
21 Ary Iehôvah Andriamanitra nahason-
driantory ny lehilahy, ka dia natory izy:
dia nalainy ny taolan-tehezany anankiray,
ka nakombony ny nofo teo, hisolo izany:
22 Ary ny taolan-tehezana izay nalainy
Iehôvah Andriamanitra tamin-dralehilahy,
no nataony ho vehivavy, ka nentiny ho
amin-dralehilahy.
23 Ary hoy ralehilahy, Ankehitriny, ny
taolako no taolany, ary ny nofoko no no-
fony: ny anarany hatao hoe, Vehivavy,
satria nanalana tamin-dralehilahy izy io.
24 Dia hilaozan-dralehilahy ny ray aman-
-dreniny, ka hiraisany amy ny vadiny: ary
ho nofo iray izy roroa.
25 Ary nitanjaka izy mivady, ary tsy mba
menatra izareo.

## TOKO III.

Ary ny menarana hendry indrindra noho
ny biby rehetra tany an-tsaha, izay nataony
Iehôvah Andriamanitra. Ary hoy *ny me-
narana* tamin-dravehivavy, Hanky, efa no
raran' Andriamanitra va hianareo, Aza mi-
hinana amy ny hazo rehetra eo an-tanim-
-boly?
2 Ary hoy ravehivavy tamy ny mena-
rana, Azonay ho hanina hiany ny voan-
-kazo eo amy ny tanim-boly:
3 Fa ny voany ny hazo eo afovoany ny
tanim-boly, efa nataon' Andriamanitra hoe,
Aza mba haninareo, na ho tendrenareo
izany: fandroa maty hianareo.
4 Ary hoy ny menarana tamin-dravehi-
vavy, Tsy maty tsy akory hianareo:
5 Fa Andriamanitra mahalala, fa aminy
izay andro hihinananareo izany, no hahi-
ratany ny masonareo; ary hanahaka an'
Andriamanitra hianareo, mahalala ny soa
sy ny ratsy.
6 Ary rehefa hitan-dravehivavy, fa tsara
ho hanina ny hazo, ka mahatehizaha, ary
hazo irina hahendry, dia notazany ny voany,
ka no haniny; dia nomeny ny lahy kosa,
ka samy no haniny izy mivady.
7 Dia nahiratra ny masony izy mivady,
ka nahalala fa nitanjaka izareo: dia nan-
jaitra ravim-boara izy mivady, ka nataony
kitamby.
8 Ary nandre ny feony Iehôvah Andria-
manitra, mitserana any an-tanim-boly, iza-
reo, raha vao nandrivotra ny andro: ary izy
mivady niery any Iehôvah Andriamanitra
teo afovoany ny hazo eo an-tanim-boly.
9 Dia niantso an-dralehilahy Iehôvah An-
driamanitra, ka hoy Izy, Aiza moa hia-
nao?
10 Ary hoy izy, Nandre ny feonao teo an-
-tanim-boly aho, ka natahotra, satria nitan-
jaka aho; dia niery aho.
11 Ary hoy Izy, Iza moa no nilaza tami-
nao, fa mitanjaka hianao? Efa no haninao
va ny voan-kazo izay nandrarako anao tsy
ho haninao?
12 Ary hoy ny lehilahy, Ilehy vehivavy
izay nomenao ho namako, no nanome ahy
ny voan-kazo, ka dia no haniko.
13 Ary hoy Iehôvah Andriamanitra tamy
ny vehivavy, Inona izany no nataonao?
Ary hoy ny vehivavy, Ny menarana nami-
taka ahy, ka dia no haniko.
14 Ary hoy Iehôvah Andriamanitra tamy
ny menarana, Satria nanao izany hianao,
voa ozona hianao mihoatra noho ny biby
manompo rehetra, ary mihoatra noho ny
zava-manan'aina rehetra eo ambony ny
tany: ny kibonao no handehananao, ary ny
vovo-tany no ho haninao, amy ny andro
rehetra hiainanao.
15 Dia hampifandrafesiko hianao sy ny
vehivavy, ary ny zanakao sy ny zanany;
izy hamely ny lohanao, ary hianao kosa ha-
mely ny ombelahin-tongony.
16 Hoy Izy tamy ny vehivavy, Hampi-
tombo ny fahorianao indrindra Aho, raha be-
vohoka hianao: ho ory indrindra hianao,
raha mitera-jaza hianao; ary ny irinao ho
amy ny vadinao, ka hanapaka anao izy.
17 Ary hoy Izy tamy ny lehilahy, Sa-
tria nihaino ny feony ny vadinao hianao, ka
nihinananao ny voan-kazo izay nandrarako
anao, hoe, Aza homana izany hianao; voa
ozona ny tany noho izay nataonao; faho-
riana no hahazoanao hanina avy aminy,
amy ny andro rehetra hiainanao.

18 Ary hery sy tsilo haniriany ho anao; ary ho haninao ny anana any an-tsaha:

19 Ny tsemboky ny tavanao no hahazoanao hanina, mandra-piverinao any amy ny tany; f' iny no nanalana anao, fa vovoka hianao, ary hody vovoka hiany hianao.

20 Ary Eva no nataon-dralehilahy ny anarany ny vadiny; f' izy no reniny ny olombelon-drehetra.

21 Dia nanao lamba hoditra Iehôvah Andriamanitra hitafiany izy mivady, ka nampitafy azy.

22 Ary hoy Iehôvah Andriamanitra, Indro, nanahaky ny anankiray amintsikia ny olona, dieny tsy mbola nahalala ny soa sy ny ratsy izy; ary ankehitriny, fandroa haninjitry ny tànany izy, ka handrombaky ny voany ny hazon'aina, ary ho haniny, ka ho velona mandrakizay izy:

23 Dia nampandehaniny Iehôvah Andriamanitra izy, hiala amy ny tanim-boly Edena, hiasa ny tany izay nanalana azy.

24 Dia nandroaky ny olona Izy; ka nampitoeriny tany atsinanany ny tanim-boly Edena ny Keriobima sy ny lel'afo tahaky ny sabatra mihiebiheby, mba hiaro ny làlana mankany amy ny hazon'aina.

## TOKO IV.

**Ary** ralehilahy nahalala any Eva, vadiny; dia bevohoka izy, ka niteraka any Kaina, ary hoy izy, Efa nahazo zanaka-lahy taminy Iehôvah aho.

2 Dia niteraka any Abela, zandriny koa, izy. Ary Abela dia mpiandri-ondry, f' i Kaina dia mpiasa-tany.

3 Ary rehefa ela, dia nanaterany Kaina ny vokatry ny tany ho any Iehôvah.

4 Dia nanaterany Abela kosa ny voalohan-terak' ondry, ambany ny taviny. Ary nankasitraka any Abela, ambany ny zavatra nateriny, Iehôvah.

5 Fa tsy mba nankasitraka any Kaina, na ny zavatra nateriny, Izy. Dia tezitr' indrindra i Kaina, ka latsaka ny tarehiny.

6 Ary hoy Iehôvah taminy Kaina, Nahoana no tezitra hianao? Ary nahoana no latsaka ny tarehinao?

7 Raha manao tsara hianao, tsy mba hankasitrahana va hianao? Ary raha tsy manao tsara hianao, tsy mba hitoetra eo am-baravarana va ny heloka? Ary ny iriny ny fony ho aminao, ary hianao hanapaka azy.

8 Ary Kaina niteny taminy Abela rahalahiny: ary, raha tany an-tsaha izy mirahalahy, dia nitsangana i Kaina hamely any Abela rahalahiny, ka no vonoiny.

9 Ary hoy Iehôvah taminy Kaina, Aiza i Abela rahalahinao? Ary hoy izy, Asa azy: mpiaro ny rahalahiko va aho?

10 Ary hoy Izy, Inona no nataonao? mitaraina amiko avy amy ny tany ny feony ny rany ny rahalahinao.

11 Ary ankehitriny, voa ozona hianao amy ny tany, izay nivava hifoka ny rany ny rahalahinao, izay nalatsaky ny tànanao.

12 Raha miasa ny tany hianao, tsy mba hahavoka-javatra ho anao intsony izany; ho mpandehandeha sy ho mpirenireny eo ambony ny tany hianao.

13 Ary hoy Kaina taminy Iehôvah, Lehibebe kokoa ny heloko noho ny zakako ho entina.

14 Indro, efa no roahinao tamy ny tany aho andro any; ary hiery ny tavanao aho; ary ho mpandehandeha sy mpirenireny eo ambony ny tany aho; ary izay rehetra hahita ahy, no hamono ahy.

15 Ary hoy Iehôvah taminy, Na iza na iza no hamono any Kaina, dia ho valian' impito izy. Ary nomeny Iehôvah famantarana ho any Kaina, mba tsy hamono azy ny mahita azy.

16 Dia niala teo anatrehany Iehôvah i Kaina, ka nonina teo amy ny tany Nôda tany atsinanana any Edena izy.

17 Ary Kaina nahalala ny vadiny, dia bevohoka izy, ka niteraka any Enôka: dia naka vohitra izy, ary ny anarany ny vohitra nataony hoe, i Enôka, araky ny anaran-janany.

18 Ary Enôka niteraka any Irada: ary Irada niteraka any Mehioiaela: ary Mihioiaela niteraka any Metiozela: ary Metiozela niteraka any Lameka.

19 Ary Lameka nampirafy vavy roa: ny anarany ny anankiray hoe, i Ada, ary ny anarany ny anankiray hoe, i Zila.

20 Ary Ada niteraka any Iabala: izy no rainy izay mitoetra any an-day, ambany *izay manan'* omby.

21 Ary Iobala no anarany ny rahalahiny: izy no rainy izay rehetra mitendry lokanga sy valiha.

22 Ary Zila kosa dia niteraka any Tioba-

la-Kaina, mpampianatry izay rehetra manefy varahina, sy vy: ary Nama no anarany ny anabaviny Tiobala-Kaina.
23 Ary hoy Lameka taminy Ada sy Zila, vadiny, Henoy ny feoko, hianareo vadiny Lameka; tandremo ny teniko; efa namono olona aho, f' efa voa aho; dia zatovo, fa naratra aho:
24 Raha ho valian' impito i Kaina, dia ho valian' impito amby fito-polo i Lameka.
25 Ary nahalala ny vadiny indray i Adama; dia nitera-janaka-lahy izy; ary ny anarany nataony hoe, i Seta: fa *hoy izy*, Efa nomen' Andriamanitra ahy zanaka-lahy hisolo any Abela, izay no vonoiny Kaina.
26 Ary Seta nitera-janaka-lahy; ary ny anarany nataony hoe, i Enôsa; dia vao niantso ny anarany Iehôvah ny olona.

## TOKO V.

Itoy no boky milaza any Adama mianakavy. Tamy ny andro nanisian' Andriamanitra any Adama, dia tamy ny endrik' Andriamanitra no nanavany azy;
2 Lahy sy vavy no nanisiany azy; ary nitahy azy Izy, ary ny anarany nataony hoe, i Adama, tamy ny andro no nanisiany azy.
3 Ary rehefa velona telo-polo amby zato taona i Adama, dia nitera-*janaka-lahy* manahaky ny tarehiny, araky ny endriny, izy; ary ny anarany nataony hoe, i Seta:
4 Ary efa valon-jato taona ny androny Adama, rehefa niteraka any Seta; dia niteraka zanaka-lahy sy zanaka-vavy izy.
5 Ary telo-polo amby sivin-jato taona ny andro rehetra niainany Adama: dia maty izy.
6 Ary rehefa velona dimy amby zato taona i Seta, dia niteraka any Enôsa izy:
7 Ary velona fito amby valon-jato taona i Seta, rehefa niteraka any Enôsa, dia niteraka zanaka-lahy sy zanaka-vavy izy:
8 Ary roa amby ny folo amby sivin-jato taona ny andro rehetra niainany Seta: dia maty izy.
9 Ary rehefa velona sivy folo taona i Enôsa, dia niteraka any Kainana izy:
10 Ary velona dimy amby ny folo amby valon-jato taona i Enôsa, rehefa niteraka any Kainana, dia niteraka zanaka-lahy sy zanaka-vavy izy:
11 Ary dimy amby sivin-jato taona ny andro rehetra niainany Enôsa: dia maty izy.
12 Ary rehefa velona fito-polo taona i Kainana, dia niteraka any Mahalalila izy:
13 Ary velona efa-polo amby valon-jato taona i Kainana, rehefa niteraka any Mahalalila, dia niteraka zanaka-lahy sy zanaka-vavy izy:
14 Ary folo amby sivin-jato taona ny andro rehetra niainany Kainana: dia maty izy.
15 Ary rehefa velona dimy amby enim-polo taona i Mahalalila, dia niteraka any Iereda izy:
16 Ary velona telo-polo amby valon-jato taona i Mahalalila, rehefa niteraka any Iereda, dia niteraka zanaka-lahy sy zanaka-vavy izy:
17 Ary dimy amby sivy folo amby valon-jato taona ny andro rehetra niainany Mahalalila: dia maty izy.
18 Ary rehefa velona roa amby enim-polo amby zato taona Iereda, dia niteraka any Enôka izy:
19 Ary velona valon-jato taona Iereda, rehefa niteraka any Enôka, dia niteraka zanaka-lahy sy zanaka-vavy izy:
20 Ary roa amby enim-polo amby sivin-jato taona ny andro rehetra niainany Iereda: dia maty izy.
21 Ary rehefa velona dimy amby enim-polo taona i Enôka, dia niteraka any Metiozela izy:
22 Dia niara-nandeha tamin' Andriamanitra telon-jato taona i Enôka, rehefa niteraka any Metiozela, dia niteraka zanaka-lahy sy zanaka-vavy izy:
23 Ary dimy amby enim-polo amby telon-jato taona ny andro rehetra niainany Enôka:
24 Ary niara-nandeha tamin' Andriamanitra i Enôka; ka tsy hita, fa nalain' Andriamanitra izy.
25 Ary rehefa velona fito amby valo-polo amby zato taona i Metiozela, dia niteraka any Lameka izy:
26 Ary velona roa amby valo-polo amby fiton-jato taona i Metiozela, rehefa niteraka any Lameka, dia niteraka zanaka-lahy sy zanaka-vavy izy:
27 Ary sivy amby enim-polo amby sivin-jato taona ny andro rehetra niainany Metiozela: dia maty izy.
28 Ary rehefa velona roa amby valo-polo amby zato taona i Lameka, dia niteraka zanaka-lahy iray izy;
29 Ary ny anarany nataony hoe, i Nôa, fa hoy izy, Izy io hampifaly antsikia amy ny

asantsikia, sy ny ataony ny tànantsikia, noho
ny tany izay voa ozony Iehôvah:
30 Ary velona dimy amby sivy folo amby
diman-jato taona i Lameka, rehefa niteraka
any Nôa, dia niteraka zanaka-lahy sy za-
naka-vavy izy:
31 Ary fito amby fito-polo amby fiton-
-jato taona ny andro rehetra niainany La-
meka: dia maty izy.
32 Ary efa diman-jato taona i Nôa: dia
niteraka any Sema, i Hama, sy Iefeta, i
Nôa.

## TOKO VI.

Ary, raha vao nihiamaro ny olona teo am-
bony ny tany, dia niteraka zanaka-vavy
maro izareo:
2 Ary ny zanak' Andriamanitra nahita
ny zanaka-vaviny ny olona, fa tsara-tarehy
izareo; dia naka vady taminy izay rehetra
tiany izareo.
3 Ary hoy Iehôvah, Tsy mba handahatra
amy ny olona mandrakariva ny Fanahiko,
satria nofo izareo: fa ho roa-polo amby zato
taona hiany ny androny.
4 Nisy olom-baventy nitoetra teo ambony
ny tany taminy izany andro izany; ary
koa, rehefa afak' izany, dia niditra tany
amy ny zanaka-vaviny ny olona ny zanak'
Andriamanitra, dia nitera-jaza ho azy iza-
reo; dia tonga olo-mahery izay nanan-
-daza fahiny ireny.
5 Dia hitany Iehôvah fa lehibe ny ratsy
nataony ny olona teo ambony ny tany, ary
fa ratsy hiany mandrakariva ny fihieveran-
-drehetra avy amy ny fisainany ny fony.
6 Ary nanenina Iehôvah no nanao olona
teo ambony ny tany Izy, ka nalahelo ny
fony.
7 Ary hoy Iehôvah, Haringiako ny olona
eo ambony ny tany, izay nasiako; na olona,
na biby, na zava-mandady, na voro-mani-
dina; fa manenina Aho no nanao azy
Aho.
8 Ary Nôa nahita soa teo imasony Iehô-
vah.
9 Itoy no filazana any Nôa mianakavy:
olo-marina i Nôa, tsi-manan-tsiny, teo amy
ny olon' indrai-mihira aminy: niara-nan-
deha tamin' Andriamanitra i Nôa.
10 Ary Nôa niteraka zanaka telo mira-
halahy, i Sema, i Hama, sy Iefeta.
11 Ary efa simba ny tany teo anatre-
han' Andriamanitra, ary efa heni-doza ny
tany.
12 Dia nijery ny tany Andriamanitra,
ary, indro, efa simba iny: fa ny nofo
rehetra efa nanimba ny làlany teo ambony
ny tany.
13 Ary hoy Andriamanitra taminy Nôa,
Efa tonga eo anatrehako ny farany ny nofo
rehetra, f' efa heni-doza ny tany noho ny
olona, ary, indro, haringiako izareo sy ny
tany koa.
14 Manava sambo-fiara amy ny hazo
gofera ho anao: ary asivy trano miefitra
eo anatiny ny sambo-fiara, ary ditio amy
ny dity ny eo anaty sy ny eo ivelany.
15 Ary izany no hanavanao azy: hakihio
telon-jato ny halavany ny sambo-fiara,
hakihio dimam-polo ny habeny, ary haki-
hio telo-polo ny hahavony.
16 Ary asivy varavaran-kely ny sambo-
-fiara, ary vitao amy ny hakihio iray ny
tafony; ary asivy varavarana ny lafiny ny
sambo-fiara: asivy trano telo mifanongoa
hatramy ny ambony.
17 Ary, indro, Izaho, dia Izaho mi-
tondra safo-drano ambony ny tany, han-
dringiany ny nofo rehetra izay manam-
-pofon' aina, eo ambany ny lanitra; dia
maty ny zava-drehetra izay eo amy ny
tany.
18 Ary hampitoetry ny fanekeko aminao
Aho: ary midira eo anatiny ny sambo-fiara,
hianao, ary ny zanakao, sy ny vadinao, ary
ny vinantonao, hiaraka aminao.
19 Ary ny nofo miaina rehetra no hiton-
dranao ny mivady ho any anatiny ny sam-
bo-fiara, hahavelona *azy* eo aminao: ho
lahy sy vavy ireo.
20 Ny vorona araky ny fombany, ary ny
biby araky ny fombany, ary ny zava-man-
dady rehetra ambony ny tany araky ny
fombany; ny mivady no hankeo aminao,
mba ho velomina.
21 Ary alao ho anao izay zava-drehetra
mety ho hanina, ary hangoninao izany, mba
ho haninao sy ireny.
22 Dia nataony Nôa izany; araky izay
rehetra nandidian' Andriamanitra azy, no
nataony.

## TOKO VII.

Ary hoy Iehôvah taminy Nôa; Midira
eo anatiny ny sambo-fiara hianao, ambany

ny mpianakavinao rehetra; fa hianao no hitako marina eo anatrehako eo aminy io taranak' io.
2 Analao biby madio rehetra hankeo aminao, fito mivady, ny lahy sy ny vaviny: ary biby izay tsi-madio ny mivady, ny lahy sy ny vaviny.
3 Ary voro-manidina koa fito mivady, ny lahy sy ny vavy; mba hamelon' anaka eo ambony ny tany rehetra.
4 Fa raha afaka hafitoan' andro, dia hampilatsaka ranonorana ambony ny tany efa-polo andro sy efa-polo alina Aho, ary zava-manan' aina rehetra izay nataoko, no haringiako amy ny tany.
5 Dia nataony Nôa araky izay rehetra nandidiany Iehôvah azy.
6 Ary efa enin-jato taona i Nôa, raha tonga ny safo-drano teo ambony ny tany.
7 Ary niditra i Nôa teo anatiny ny sambo-fiara, ambany ny zanany, amam-badiny, ary ny vinantony niaraka taminy, noho ny safo-drano.
8 Biby madio, sy biby izay tsi-madio, sy vorona, ary izay rehetra mandady eo ambony ny tany,
9 Dia niditra tany aminy Nôa teo anatiny ny sambo-fiara, izy mivady avy, lahy sy vavy, araky izay nandidian' Andriamanitra any Nôa.
10 Ary rehefa afaka hafitoan' andro, dia nanarony ny tany ny safo-drano.
11 Tamy ny fahenin-jato taona niainany Nôa, tamy ny volana faharoa, tamy ny andro fahafito amby ny folo amy ny volana, taminy izany andro izany, namakiany ny loharano rehetra amy ny lalin-dehibe, ka nivoha ny varavaran-danitra.
12 Dia latsaka ny ranonorana tamy ny tany, efa-polo andro sy efa-polo alina.
13 Taminy izany andro izany nidirany Nôa, sy Sema, sy Hama, ary Iefeta, zanaky Nôa, sy ny vadiny Nôa, ary ny vinantony telo vavy niaraka taminy, teo anatiny ny sambo-fiara.
14 Izareo, sy ny zava-manan' aina rehetra araky ny fombany, biby rehetra araky ny fombany, ary ny zava-mandady rehetra izay mandady eo ambony ny tany, araky ny fombany, ary ny voron-drehetra araky ny fombany, dia ny voron-tsamihafa karazan--drehetra.
15 Dia niditra tany aminy Nôa teo anatiny ny sambo-fiara izareo, izy mivady avy amy ny nofo rehetra izay manam-pofon' aina.
16 Ary izay niditra teo, dia niditra lahy sy vavy, avy tamy ny nofo rehetra, araky izay nandidian' Andriamanitra *any Nôa*: ary Iehôvah nanidy azy teo.
17 Ary rehefa naharitra efa-polo andro teo ambony ny tany ny safo-drano, ka nitombo ny rano, dia nanangany ny sambo--fiara, ka naingaina ho afaka amy ny tany.
18 Dia nahery ny rano, ka nitombo be, teo ambony ny tany; ka nandehandeha teo ambony ny rano ny sambo-fiara.
19 Ary nahery indrindra ny rano teo ambony ny tany, ka voa sarona ny tendrombohitra avo rehetra izay teo ambany ny lanitra rehetra.
20 Nahery niakatra dimy amby ny folo hakihio ny rano; ary voa sarona ny tendrombohitra rehetra.
21 Ary maty ny zava-miaina rehetra izay nihietsikietsikia teo ambony ny tany, na vorona, na biby, na zava-manan'aina, na zava-mandady rehetra izay nandady teo ambony ny tany, sy ny olon-drehetra.
22 Maty izay rehetra nanam-pofon' aina teo anatiny ny vavorony, teo aminy izay rehetra nitoetra teo amy ny tany maina.
23 Dia naringiany ny zava-manan'aina rehetra teo ambony ny tany, na olona, na biby, na zava-mandady, na voro-manidina; dia naringiana tamy ny tany ireny: ary Nôa hiany, ambany izay nitoetra teo anatiny ny sambo-fiara, no sisa velona.
24 Ary nahery ny rano teo ambony ny tany dimam-polo amby zato andro.

## TOKO VIII.

Ary Andriamanitra nahatsiaro any Nôa, sy ny zava-manan'aina rehetra, ary ny biby rehetra, izay niara-nitoetra teo aminy teo anatiny ny sambo-fiara: ary Andriamanitra nampitsio-drivotra tamy ny tany, dia nihiena ny rano.
2 Ary voa tampina ny loharanon-driaka sy ny varavaran-danitra, ka nitsahatra ny ranonorana tany an-danitra;
3 Ary niverina mandrakariva ny rano hiala amy ny tany: ary rehefa tapitra ny andro dimam-polo amby zato, dia nihiena ny rano.
4 Dia nijanona ny sambo-fiara teo ambony ny tendrombohitra Ararata tamy ny

volana fahafito, tamy ny andro fahafito
amby ny folo amy ny volana.
5 Ary ny rano nandeha nihiena mandra-
kariva, hatramy ny volana fahafolo: ta-
miny izany *volana* fahafolo izany, tamy ny
andro voalohany ny volana, nahitany ny
lohany ny tendrombohitra.
6 Ary raha tapitra ny andro efa-polo, dia
no vohany Nôa ny varavaran-keliny ny
sambo-fiara izay efa nataony.
7 Dia namoaka goaikia izy; ka niverim-
berina, mandra-paharitra ny rano tamy ny
tany, izy.
8 Dia namoaka voromailala izy, mba
hizaha na nihiena ny rano teo ambony ny
tany, na tsia:
9 Fa tsy hitany ny voromailala izay hi-
petrahany ny faladiany ny tongony, dia
niverina hankeo aminy, eo anatiny ny
sambo-fiara, izy, satria mbola nanarony ny
tany rehetra ny rano; dia naninjitry ny
tànany izy, dia nandray azy, ka nampidi-
tra azy ho aminy eo anatiny ny sambo-
-fiara.
10 Dia niandry hafitoan' andro indray
izy; dia namoaky ny voromailala indray
tamy ny sambo-fiara izy;
11 Dia niditra teo aminy nony hariva-
riva ny voromailala; ary, indro, nisy
ravin-kazo oliva voa singiotra teo am-
-bavany: izany no nahafantarany Nôa, fa
nihiena ny rano teo ambony ny tany.
12 Dia niandry hafitoan' andro indray
izy, dia namoaky ny voromailala, ary tsy
niverina teo aminy intsony izy.
13 Ary tamy ny taona iraikia amby enin-
-jato, tamy ny *volana* voalohany, tamy ny
*andro* voalohany ny volana, dia ritra ny
rano teo ambony ny tany: dia nanesotry ny
rakotry ny sambo-fiara i Nôa, ka nijery
izy, ary, indro, maina ny tany.
14 Tamy ny volana faharoa, tamy ny
andro fahafito amby roa-polo amy ny vo-
lana, no nahamainany ny tany.
15 Dia niteny taminy Nôa Andriamanitra,
ka nanao hoe,
16 Mivoaha amy ny sambo-fiara, hianao,
sy ny vadinao, sy ny zanakao telo lahy, ary
ny vinantonao-vavy, miaraka aminao.
17 Ento miara-mivoaka aminao ny zava-
-manan'aina rehetra, izay eo aminao, ma-
na-nofo rehetra, na vorona, na biby, na
zava-mandady rehetra izay mandady eo
ambony ny tany; mba hiteraka betsaka eo
ambony ny tany, ary hitombo, sy hihia-
maro any ambony ny tany.
18 Dia nivoaka i Nôa, ary ny vadiny, sy
ny zanany telo lahy, ary ny vinantoni-
-vavy, niaraka taminy:
19 Ny zava-manan'aina rehetra, sy ny
zava-mandady rehetra, sy ny voron-drehe-
tra, *ambany* izay rehetra mandady eo am-
bony ny tany, araky ny karazany, dia ni-
voaka tamy ny sambo-fiara.
20 Dia nanao fivoadiana ho any Iehôvah
i Nôa; ary nanala tamy ny biby madio re-
hetra, sy ny voro-madio rehetra, dia nana-
titra fanalamboady hodorona teo ambony
ny fivoadiana izy.
21 Dia nanimbolo ny mani-pofona Iehô-
vah; ary hoy Iehôvah anakam-po, Tsy
mba hanozony ny tany intsony Aho noho
ny olona; fa ratsy ny fisainany ny fony ny
olona hatrany vao kely izy: ary tsy mba
handringiany ny zava-miaina rehetra in-
tsony Aho, tahaky izay nataoko.
22 Raha mbola maharitra ny androny ny
tany, tsy ho diso ny andro fambolena sy
fijinjana, ary ny hatsiaka sy ny mafana, ary
ny fararano sy ny ririnina, ary ny andro sy
ny alina.

## TOKO IX.

ARY Andriamanitra nitahy any Nôa, sy ny
zanany, ka nanao taminy hoe, Mihiabe-
tsaha, sy mihiamaroa, ka fenoy ny tany.
2 Ary hatahotra sy hanahy anareo ny biby
rehetra any ambony ny tany, sy ny voro-
-manidina rehetra, ny zava-mandady rehetra
any ambony ny tany, sy ny hazandrano
rehetra any an-dranomasina; efa natolotro
tany an-tànanareo izany.
3 Ny biby mihietsikietsikia rehetra izay
miaina, ho haninareo; dia nomeko anareo
ny zava-drehetra toy ny ahi-maitso.
4 Fa ny nofo manan-dra no tsy ho ha-
ninareo, satria ainy izany.
5 Ary ny ranareo amy ny ainareo ho va-
liako tokoa; amy ny tànan-java-manan'aina
rehetra no hamaliako izany, sy amy ny
tànan' olona; ary amy ny tànany ny raha-
lahiny ny olon-drehetra no hamaliako ny
ainy ny olona.
6 Izay mandatsa-dra olona, olona no han-
datsany ny rany: fa tamy ny endrik' An-
driamanitra no nanavany ny olona.
7 Fa mihiabetsaha sy mihiamaroa hia-

nareo; miteraha be eo ambony ny tany, ka mihiamaroa eo.
8 Dia hoy Andriamanitra taminy Nôa, sy tamy ny zanany koa, ka nanao hoe,
9 Izaho kosa, indro, Izaho mampitoetry ny fanekeko aminareo, ary amy ny zanakareo mandimby anareo;
10 Ary amy ny zava-miaina rehetra izay eo aminareo, amy ny vorona, *sy* ny biby, ary ny zava-manan'aina rehetra any ambony ny tany eo aminareo; dia amy ny zava-drehetra mivoaka any anatiny ny sambo-fiara, sy ny zava-manan'aina rehetra any ambony ny tany:
11 Dia hampitoetry ny fanekeko aminareo Aho; ka tsy hampandringianako safo-drano intsony ny nofo rehetra; ary tsy hisy safo-drano intsony handrava ny tany.
12 Ary hoy Andriamanitra, Izany no famantarany ny fanekena izay ataoko anelanelako sy hianareo ary ny zava-miaina rehetra izay eo aminareo, haharitra mandrakizay hatramy ny taranaka rehetra:
13 Asiako ny avako eo anatiny ny rahona, ho famantarany ny fanekena anelanelako sy ny tany.
14 Ary, raha ho saronako rahona ny tany, ka hiseho eo anatiny ny rahona ny avana;
15 Dia ho tsarovako ny fanekeko izay eo anelanelako sy hianareo ary ny zava-miaina izay rehetra mana-nofo; ka tsy ho tonga intsony ny safo-drano handringiany ny nofo rehetra.
16 Ary ho anatiny ny rahona ny avana; ary hitsinjo izany Aho, mba hahatsiarovako ny fanekena mandrakizay, izay eo anelanelan' Andriamanitra sy ny zava-miaina rehetra, izay rehetra mana-nofo, any ambony ny tany.
17 Ary hoy Andriamanitra taminy Nôa, Izany no famantarany ny fanekena izay nampitoeriko teo anelanelako sy ny nofo rehetra izay any ambony ny tany.
18 Ary ny zanaky Nôa, izay nivoaka tamy ny sambo-fiara, dia i Sema, sy Hama, ary Iefeta: ary Hama no rainy Kanana.
19 Ireo telo lahy ireo no zanaky Nôa: ary izareo no nielezany ny olona tany ambony ny tany rehetra.
20 Ary efa lehilahy mpiasa ny tany i Nôa, ka nanao tanim-boaloboka:
21 Dia nisotro divay, ka leony izy; dia nitanjaka teo anatiny ny lainy izy.
22 Ary raha hitany Hama, rainy Kanana, fa nitanjaka ny rainy, dia nilaza tamy ny rahalahiny roa lahy teo ala-trano izy.
23 Ary Sema sy Iefeta naka lamba, dia nentiny izy roa lahy teny an-tsorony, ka nanao nianotra handrakotry ny fitanjahan-drainy; ary nony nianotra izareo, dia tsy hitany ny fitanjahan-drainy.
24 Dia nifoha i Nôa tamy ny divainy, ka nahalala izay nataony ny zanany faralahy taminy izy.
25 Dia hoy izy, Hozonina i Kanana; ho andevony ny andevo hanompo azy mirahalahiny izy.
26 Ary hoy izy, Hisaorana anie Iehôvah Andriamanitry Sema; ary Kanana hanompo azy.
27 Dia hahalehibeazin' Andriamanitra Iefeta, ka hitoetra eo an-trano-lainy Sema izy; ary Kanana hanompo azy.
28 Ary dimam-polo amby telon-jato taona niainany Nôa, rehefa afaka ny safo-drano.
29 Ary dimam-polo amby sivin-jato taona ny andro rehetra niainany Nôa: dia maty izy.

## TOKO X.

ARY itoy no filazany ny zanaky Nôa mianakavy; i Sema, i Hama, sy Iefeta; dia niteraka zanaka-lahy izareo, rehefa afaka ny safo-drano.
2 Ny zanaka-lahiny Iefeta; i Gômera, sy Magôga, sy Maday, sy Iavana, sy Tiobala, sy Meseka, ary Tirasa.
3 Ary ny zanaka-lahiny Gômera; i Asikenaza, sy Rifata, ary Tôgarima.
4 Ary ny zanaka-lahiny Iavana; i Elisa, sy Tarisisa, i Kitima, sy Dôdanima.
5 Ireo no nizarany ny nosiny ny firenen-tsamihafa teo amy ny taniny, samy araky ny fiteniny avy, araky ny mpianakaviny avy, teo amy ny fireneny.
6 Ary ny zanaka-lahiny Hama; i Kiosa, sy Miziraima, sy Foto, ary Kanana.
7 Ary ny zanaka-lahiny Kiosa; i Seba, sy Havila, sy Sabita, sy Rama, ary Sabiteka; ary ny zanaka-lahin-DRama; i Seheba sy Dedana.
8 Ary Kiosa niteraka any Nimiroda; izy vao efa lehilahy mahery teo ambony ny tany:
9 Izy efa mpihiaza mahery teo anatrehany Iehôvah: k' efa fitenenan' olona hoe,

Mpihiaza mahery eo anatrehany Iehôvah,
tahaka any Nimiroda.
10 Ary Babela, sy Ereka, sy Akada, ary
Kaline, teo amy ny tany Sinara, no voalo-
ham-panjakany.
11 Dia nivoaka taminy izany tany izany
hankany Asiria izy, ka naka vohitra i Ni-
nive, sy i Rehôbôta tanàna, sy Kala,
12 Ary Resena, teo anelanelany Ninive
sy Kala: dia tanàn-dehibe iny.
13 Ary Miziraima niteraka any Liodima,
sy Anamima, sy Lehabima, sy Nafitohima,
14 Sy Patrosima, sy Kasilohima, (izay
nihiaviany ny Filisitia,) ary Kafitorima.
15 Ary Kanana niteraka any Sidôna lahi-
-matoany, ary Heta,
16 Ary ny Ibiosa, sy ny Amora, sy ny
Girigasa,
17 Sy ny Hiva, sy ny Arika, sy ny
Sina,
18 Sy ny Aravada, sy ny Zemara, ary ny
Hamata; ary rehefa afak' izany, dia niely
ny fireneny ny Kanana.
19 Ary ny fari-taniny ny Kanana ha-
trany Sidôna, raha mankany Gerara, ka
hatrany Gaza: raha mankany Sodoma, sy
Gomora, sy Adima, ary Zeboima, dia ha-
trany Lasa.
20 Ireo no zanaky Hama, araky ny mpia-
nakaviny, araky ny fiteniny, teo amy ny
taniny, araky ny fireneny.
21 Dia niteraka kosa i Sema, (izy no
rainy ny zanaky Ebera rehetra), sady ra-
halahiny Iefeta, no zokiny.
22 Ny zanaka-lahiny Sema; i Elama, sy
Asiora, sy Arifakisada, sy Lioda, ary
Arama.
23 Ary ny zanaka-lahiny Arama; Ioza,
sy Hiola, sy Getera, ary Masa.
24 Ary Arifakisada niteraka any Sela;
ary Sela niteraka any Ebera.
25 Dia niteraka zanaka roa lahy Ebera:
i Pelega no anarany ny anankiray, fa tamy
ny androny no nizarany ny tany; ary Ioki-
tana no anarany ny rahalahiny.
26 Ary Iokitana niteraka any Alimodada,
sy Salefa, sy Hazarimaveta, sy Iera,
27 Sy Hadorama, sy Iozala, sy Dikila,
28 Sy Obala, sy Abimaela, sy Seheba,
29 Sy Ofira, sy Havila, ary Iobaba: ireo
rehetr' ireo no zanaky Iokitana.
30 Ary ny fonenany nihiatrany Mesa,
raha mankany Sefara, tendrombohitra atsi-
nanana.
31 Ireo no zanaky Sema, araky ny mpia-
nakaviny, araky ny fiteniny, teo amy ny
taniny, araky ny fireneny.
32 Ireo no mpianakaviny ny zanaky Nôa,
araky ny taranany teo amy ny fireneny;
ary ireo nisarahany ny firenena teo amy ny
tany, rehefa afaka ny safo-drano.

## TOKO XI.

Ary niray fiteny, sy niray fibaiko, ny tany
rehetra.
2 Ary, raha niala teny atsinanana izareo,
dia nahita tany lemaka teny an-tany Sinara;
ka nonina teo izareo.
3 Ary samy nifananao hoe izareo, Andeha
isikia hanao biriky, ka hodoran-tsara. Ary
nanam-biriky ho solom-bato, ary feta ho
solon-dity sokay, izareo.
4 Ary hoy izareo, Andeha isikia hanao
tanàna, sy trano-fiarovana, ho antsikia, ka
hanakatry ny lanitra ny tendrony; ary
aoky isikia hanan' anarana, fandroa hiely
eny ambony ny tany rehetra isikia.
5 Dia nidina Iehôvah hizaha ny tanàna,
sy ny trano-fiarovana, izay nataony ny za-
nak' olombelona.
6 Ary hoy Iehôvah, Indro, miray foko
ny olona, ary miray fiteny izy rehetra; ary
vao nanao izany izareo: ary ankehitriny
tsy misy hisakana azy, hanao izay no ka-
sainy hatao:
7 Aoky isikia hidina any mba hanorokoro
ny fiteniny, ka tsy hifankalala ny teniny ny
namany avy izareo.
8 Dia nampiely azy hiala eo Iehôvah, ho
any amy ny tany rehetra: dia nitsaha-nanao
ny tanàna izareo.
9 Ary ny anarany nataony hoe, i Babela;
satria teo no nanorokoroany Iehôvah ny
fiteniny ny tany rehetra; ary teo no nam-
pielezany Iehôvah ny olona ho any ambony
ny tany rehetra.
10 Itoy no filazana any Sema mianakavy:
rehefa zato taona i Sema, dia niteraka any
Arifakisada, roa taona rehefa afaka ny safo-
-drano.
11 Ary velona diman-jato taona i Sema,
rehefa niteraka any Arifakisada, dia nite-
raka zanaka-lahy sy zanaka-vavy izy.
12 Ary rehefa velona dimy amby telo-polo
taona i Arifakisada, dia niteraka any Sela
izy:
13 Ary velona telo amby efa-jato taona i

Arifakisada, rehefa niteraka any Sela, dia
niteraka zanaka-lahy sy zanaka-vavy izy.
14 Ary rehefa velona telo-polo taona i
Sela, dia niteraka any Ebera izy:
15 Ary velona telo amby efa-jato taona i
Sela, rehefa niteraka any Ebera, dia nite-
raka zanaka-lahy sy zanaka-vavy izy.
16 Ary rehefa velona efatra amby telo-
-polo taona i Ebera, dia niteraka any Pe-
lega izy:
17 Ary velona telo-polo amby efa-jato
taona i Ebera, rehefa niteraka any Pelega,
dia niteraka zanaka-lahy sy zanaka-vavy
izy.
18 Ary rehefa velona telo-polo taona i
Pelega, dia niteraka any Rio izy:
19 Ary velona sivy amby roan-jato taona
i Pelega, rehefa niteraka any Rio, dia ni-
teraka zanaka-lahy sy zanaka-vavy izy.
20 Ary rehefa velona roa amby telo-polo
taona i Rio, dia niteraka any Serioga izy:
21 Ary velona fito amby roan-jato taona
i Rio, rehefa niteraka any Serioga, dia
niteraka zanaka-lahy sy zanaka-vavy izy.
22 Ary rehefa velona telo-polo taona i
Serioga, dia niteraka any Nahôra izy:
23 Ary velona roan-jato taona i Serioga,
rehefa niteraka any Nahôra, dia niteraka
zanaka-lahy sy zanaka-vavy izy.
24 Ary rehefa velona sivy amby roan-
-jato taona i Nahôra, dia niteraka any Tera
izy:
25 Ary velona sivy amby ny folo amby
zato taona i Nahôra, rehefa niteraka any
Tera, dia niteraka zanaka-lahy sy zanaka-
-vavy izy.
26 Ary rehefa velona fito-polo taona i
Tera, dia niteraka any Abirama, sy Nahôra,
ary Harana, izy.
27 Itoy no filazana any Tera mianakavy:
i Tera niteraka any Abirama, *sy* Nahôra,
ary Harana; ary Harana niteraka any Lôta.
28 Ary maty Harana teo anatrehany Tera
rainy, teo amy ny tany nahabe azy, teny
Iora any ny Kalidea.
29 Ary Abirama sy Nahôra nanam-bady:
ary ny anarany ny vadiny Abirama, i Sa-
ray; ary ny anarany ny vadiny Nahôra, i
Mileka, zanaka-vaviny Harana, rainy Mi-
leka, sy rainy Iseka.
30 Ary momba i Saray; tsy nanan'anaka
izy.
31 Dia nentiny Tera i Abirama zanany,
sy Lôta, zanaky Harana, zanaky ny za-
nany, ary Saray vinantoni-vavy, vadiny
Abirama zanany; ka lasa niala teny Iora
any ny Kalidea izareo rehetra, hankany
amy ny tany Kanana: dia tonga tany Ha-
rana izareo, ka nonina teo.
32 Ary dimy amby roan-jato taona ny
androny Tera: dia maty tany Harana i
Tera.

## TOKO XII.

Ary hoy Iehôvah taminy Abirama, Man-
dehana hiala amy ny taninao, sy ny hava-
nao, sy ny ankohonany ny rainao, hankany
amy ny tany izay hasehoko anao:
2 Ary hahafirenen-dehibe anao, sy hitahy
anao, ary hahalehibe ny anaranao Aho; ary
ho fitahiana hianao:
3 Ary Izaho hitahy izay misaotra anao, ary
hanozony izay manozona anao; ary ho fita-
hiany ny firenen-drehetra any ambony ny
tany hianao.
4 Dia lasa nandeha i Abirama araky izay
no lazainy Iehôvah taminy, ary lasa i Lôta
nomba azy: ary efa dimy amby fito-polo
taona i Abirama, raha niala tany Harana
izy.
5 Dia nentiny Abirama i Saray vadiny,
sy Lôta zana-drahalahiny, ary ny fananan-
-drehetra izay efa nahariny, sy ny olona
izay efa azony tany Harana: dia nandeha
hankany amy ny tany Kanana izareo; ary
tonga teo amy ny tany Kanana izareo.
6 Ary lasa nandeha i Abirama nitety ny
tany hatramy ny fitoeran-TSikema, dia
hatramy ny hazo voamboana any Môre.
Ary ny Kanana nonina teo amy ny tany
fahizay.
7 Dia niseho taminy Abirama Iehôvah,
ka nanao hoe, Homeko ny zanakao io tany
io: ary nanao fivoadiana teo izy ho any
Iehôvah Izay niseho taminy.
8 Dia nifindra teo izy hankany an-ten-
drombohitra atsinanana any Betela, ka na-
norin-day izy teo anelanelany Betela an-
drefana, sy Hay atsinanana; dia nanao
fivoadiana teo ho any Iehôvah izy, ka ni-
antso ny anarany Iehôvah.
9 Ary lasa i Abirama, ka nandeha niana-
tsimo hiany.
10 Ary efa mosarena ny tany: ary nidina
hankany Ejipity Abirama hivahiny any;
fa mafy ny mosary teo amy ny tany.
11 Ary rehefa nanakeky hiditra any Eji-

pity izy, dia hoy izy taminy Saray vadiny, Indro ankehitriny, fantatro fa vehivavy tsara-tarehy hianao:
12 Ary raha ho hitany ny olon-Ejipity hianao, dia hoy izareo, Izy io no vadiny, dia ho vonoiny ireny aho, ary hianao no ho velominy.
13 Masìna hianao, atavy hoe fa anabaviko hianao: dia hasian-tsoa aho noho hianao; ka ho velomina aho noho ny hataonao.
14 Ary rehefa tonga i Abirama tany Ejipity, dia hitany ny olon-Ejipity ravehivavy fa tsara-tarehy indrindra izy.
15 Ary nahita azy ny andriandahiny Faraô, ka nidera azy teo anatrehany Faraô: ary nentina tany an-tranony Faraô ravehivavy.
16 Ary Abirama nasiany soa, noho izy: dia nahazo ondry, sy omby, sy ampondra, sy andevo-lahy, sy andevo-vavy, sy ampondra-vavy, ary angamenavava, izy.
17 Dia nasiany Iehôvah aretin-dratsy indrindra taminy Faraô, sy tamy ny eo an-tranony, noho i Saray vadiny Abirama.
18 Dia niantso any Abirama i Faraô, ka nanao hoe, Inona no itoy izay nataonao tamiko? Nahoana no tsy nilaza tamiko hianao, fa vadinao izy io?
19 Nahoana hianao no nanao tamiko hoe, Anabaviko izy io? ary saiky nalaiko ho vady izy io: fa ankehitriny, indro, ny vadinao, ento izy, ka mandehana.
20 Dia nandidy ny olony ny aminy *Abirama* i Faraô: ary izareo nampandeha azy, ambany ny vadiny, sy ny fananan-drehetra.

## TOKO XIII.

DIA niakatra niala tany Ejipity Abirama, ambany ny vadiny, sy ny fananan-drehetra, ary Lôta nomba azy, hianatsimo.
2 Ary Abirama nanan-karen' indrindra, be ny omby, *sy* ny volafotsy, ary ny volamena.
3 Ary lasa nandeha tamy ny làlan-kalehany izy, ka niala tany atsimo hatrany Betela, izay nitoerany ny lainy tamy ny voalohany, teo anelanelany Betela sy Hay;
4 Ho amy ny fitoerany ny fivoadiana izay nataony teo fahiny: ary teo niantsoany Abirama ny anarany Iehôvah.
5 Ary maro koa ny ondry sy ny omby ary ny lainy Lôta, izay nomba any Abirama.
6 Ary tsy omby ny tany hiraisany monina: f' efa be ny fananany, ka tsy naharay monina izy roa lahy.
7 Dia niady ny mpiandri-ombiny Abirama sy ny mpiandri-ombiny Lôta: ary ny Kanana sy ny Pereza nonina teo amy ny tany fahizay.
8 Ary hoy Abirama taminy Lôta, Masìna hianao, aoky tsy hiady isikia roa lahy, na ny mpiandri-ombiko, sy ny mpiandri-ombinao, fa mpirahalahy isikia.
9 Tsy eo alohanao va ny tany rehetra? Masìna hianao, andeha hisaraka isikia: raha hianavaratra *hianao*, dia hianatsimo kosa aho; fa raha hianatsimo *hianao*, dia hianavaratra kosa aho.
10 Ary Lôta nanandratry ny masony, ka nahita ny tany lemaka rehetra manodidina any Ioridany, fa azon-drano avokoa izany, hatrany Zoara; dieny tsy mbola nandrava any Sodoma sy Gomora Iehôvah, dia tahaky ny tanim-boliny Iehôvah, tahaky ny tany Ejipity izany.
11 Dia nifidy ny tany lemaka rehetra manodidina any Ioridany Lôta; ka nandeha hiantsinanana i Lôta: dia nisaraka izy roa lahy.
12 I Abirama nonina teo amy ny tany Kanana, ary Lôta nonina teo an-tanàna eo amy ny tany lemaka, ka nanorin-day hatrany Sodoma.
13 Fa ratsi-fanahy ny olon-TSodoma, ka nanota indrindra, teo anatrehany Iehôvah.
14 Ary Iehôvah niteny taminy Abirama, rehefa nisaraka taminy Lôta izy, Sandrato ankehitriny ny masonao, ka jereo eo aminy izay itoeranao, mianavaratra, sy mianatsimo, ary miantsinanana, sy miankandrefana:
15 Fa ny tany rehetra izay hitanao no homeko anao, sy ny zanakao mandrakizay.
16 Ary hanamaro ny zanakao tahaky ny vovo-tany Aho: ary raha misy olona mahisa ny vovo-tany, dia hahisa ny zanakao koa izy.
17 Miaingià hianao, mandehana any amy ny halavany sy ny habeny ny tany; fa homeko anao iny.
18 Ary Abirama namindra ny lainy, dia nandeha, ka nonina teo amy ny hazo voamboana any Mamire, i Hebirona izany, ary nanao fivoadiana teo ho any Iehôvah izy.

## TOKO XIV.

ARY tamy ny androny Amirafela mpanjaka any Sinara, dia niady Arioka mpanjaka any Elasara, *sy* Kedorilaomera mpanjaka any Elama, sy Tidala mpanjaky ny firenena maro;
2 Taminy Bera mpanjaka any Sodoma, sy Birisa mpanjaka any Gomora, *sy* Sinaba mpanjaka any Adima, sy Semebera mpanjaka any Zeboima, sy ny mpanjaka any Bela, i Zoara izany.
3 Tafahoana ireo rehetr' ireo tany an-dohasahan-TSidima, ranomasin-tsira izany.
4 Nanompo any Kedorilaomera roa amby ny folo taona izareo, ary niodina tamy ny fahatelo amby ny folo taona izareo.
5 Ary tonga tamy ny fahefatra amby ny folo taona i Kedorilaomera, sy ny mpanjaka izay nomba azy, ka namely ny Refay tany Asiterota-Karinaima, sy ny Zioza tany Hama, ary ny Ema tany Save-Kiraitaima;
6 Ary ny Hora tany an-tendrombohitra Seira hatrany Eli-parana, izay eo anilany ny efitra.
7 Ary niverina izareo, dia nankany Eni-misipata, i Kadesa izany, ka namely ny tany rehetra any ny Amaleka sy ny Amôra koa, izay nonina tany Hazezon-tamara.
8 Dia nivoaka ny mpanjaka any Sodoma, sy ny mpanjaka any Gomora, ary ny mpanjaka any Adima, sy ny mpanjaka any Zeboima, ary ny mpanjaka any Bela, (i Zoara izany;) dia nilahahatra teo an-dohasaha Sidima izareo, mba hiady aminy;
9 Dia aminy Kedorilaomera mpanjaka any Elama, sy aminy Tidala mpanjaky ny firenena maro, sy aminy Amirafela mpanjaka any Sinara, ary aminy Arioka mpanjaka any Elasara: mpanjaka dimy niady tamy ny mpanjaka efatra.
10 Ary dia be lava-tani-dity ny lohasaha Sidima, ary nandositra ny mpanjaka any Sodoma sy *ny mpanjaka* any Gomora, ka latsaka teo; ary ny sisa nandositra ho any an-tendrombohitra.
11 Ary izareo namabo ny fananan-drehetra any Sodoma sy Gomora, ary ny hanin-drehetra, ka lasa nandeha izareo.
12 Ary izareo namabo any Lôta zana-drahalahiny Abirama izay nonina tany Sodoma, ambany ny fananany, ka lasa nandeha izareo.
13 Ary tonga ny anankiray izay nandositra, ka nilaza taminy Abirama, Hebirio, izay nonina teo amy ny hazo voamboana any Mamire zanaky Amôra rahalahiny Esikola sy rahalahiny Anera: ary ireo nirai-tetikia taminy Abirama.
14 Rehefa reny Abirama f' efa no baboina ny rahalahiny, dia naka andevo-lahy valo amby ny folo amby telon-jato, ompikeliny, izay efa nampianariny, ka nanenjikia *azy* hatrany Dana.
15 Dia nitokotoko mba hamely azy nony alina izy sy ny andevo-lahiny; dia nandresy azy, ka nanenjikia azy hatrany Hoba, avaratra any Damaseko izany.
16 Ary nampody ny fananan-drehetra izy, ary Lôta rahalahiny koa nampodiny, ambany ny fananany, ary ny vehivavy, sy ny olona.
17 Dia nivoaka ny mpanjaka any Sodoma hitsena azy any an-dohasaha Save, lohasahany ny mpanjaka izany, rehefa niverina tamy ny namonoany any Kedorilaomera, ambany ireo mpanjaka izay nomba azy, izy.
18 Ary Melikizedeka mpanjaka any Salema lasa nitondra mofo sy divay: ary mpisorona an' Andriamanitra avo indrindra izy.
19 Dia nitsio-drano azy izy, ka nanao hoe, Ho tahin' Andriamanitra avo indrindra, Tompony ny lanitra sy ny tany, anie i Abirama;
20 Ary hisaoran' Andriamanitra avo indrindra anie, Izay efa nanolotra tany an-tànanao ny fahavalonao. Dia nomeny azy ny fahafolony ny zava-drehetra.
21 Ary hoy ny mpanjaka any Sodoma taminy Abirama, Omeo ahy ny olona, ary ny fananana ento ho anao.
22 Ary hoy Abirama tamy ny mpanjaka any Sodoma, Efa nianiana taminy Iehôvah, Andriamanitra avo indrindra, Tompony ny lanitra sy ny tany, aho,
23 Fa tsy haka na taretra, na fehin-kiapa, akory aza aho, aminy izay mety ho anao, fandroa hataonao hoe, Izaho no nampanan-karena any Abirama:
24 Afa tsy izay efa no haniny ny zatovo, sy ny anjarany ny olona izay nanaraka ahy, i Anera, sy Esikola, ary Mamire; aoka ho entiny ireo ny anjarany.

## TOKO XV.

REHEFA afak' izany zavatr' izany, dia nankeo aminy Abirama ny teniny Iehôvah, tamy ny fanindrimandry, ka nanao hoe,

Aza matahotra, ry Abirama: Izaho no
ampingianao, *sy* ny tambinao lehibe in-
drindra.
2 Ary hoy Abirama, Iehôvah Tompoko ô,
inona no homenao ahy, fa maty tsy manan'
anaka aho, ary io Eliezera any Damaseko io
no mpiandry ny tranoko?
3 Dia hoy Abirama, Indro, tsy nanome
ahy zanaka Hianao, ary, indro, ny anan-
kiray amy ny ompikeliko no handova
ahy.
4 Ary, indro, ny teniny Iehôvah nankeo
aminy, ka nanao hoe, Izy io tsy mba han-
dova anao; f' izay havoaky ny kibonao,
no handova anao.
5 Dia nitondra azy hivoaka any ivelany
Izy, ka nanao hoe, Tsinjovy ny lanitra an-
kehitriny, ary isao ny kintana, raha mahisa
ireny hianao. Dia hoy Izy taminy, Hana-
haky ireny ny zanakao.
6 Ary nino any Iehôvah izy; ka voa
isany ho fahamarinana ho azy izany.
7 Ary hoy Izy taminy, Izaho no Iehô-
vah Izay namoaka anao tany Iora any ny
Kalidea, mba homeko anao io tany han-
dovanao io.
8 Ary hoy izy, Iehôvah Tompoko ô, aho-
ana no hahafantarako fa handova izany
aho?
9 Ary hoy Izy taminy, Alao ho ahy van-
totr' omby izay efa telo taona, sy osi-vavy
izay efa telo taona, sy ondri-lahy izay efa
telo taona, ary domohina, sy zana-boro-
mailala.
10 Dia nitondra ireny rehetr' ireny ho
Azy izy, dia no sasahiny ireny, ka nam-
pitoeriny ny tapany avy mifanandrify: fa
ny vorona tsy mba no sasahiny.
11 Ary raha nipetraka teo amy ny faty
ny voro-manidina, dia nandroaka azy Abi-
rama.
12 Ary raha nilentikia ny masoandro, dia
sondriantory Abirama; ary, indro, tahotra
mahamaizin' indrindra nahazo azy.
13 Ary hoy Izy taminy Abirama, Aoka
ho fantatrao marin-tokoa fa efa-jato taona
hivahiniany ny zanakao eo amy ny tany
tsy azy, sy hampanompoany azy, ary ham-
pahoriany azy.
14 Ary izany firenen' izany kosa, izay ho
tompoiny, dia ho tsaraiko: ary rehefa afak'
izany, dia hivoaka mitondra harem-bevava
izareo.
15 Ary handeha soa aman-tsara ho any
amy ny razanao hianao; ho tratrantitra hia-
nao, raha halevina.
16 Fa raha amy ny taranaka fahefatra
mandimby, dia hankaty indray izareo; fa
tsy mbola tanteraka ny heloky ny Amôra.
17 Ary, rehefa maty ny masoandro, k' efa
maizina ny andro, indro, fitanehana mise-
troka, sy fanilo mirehitra, izay nandeha teo
anelanelany ireny tapaka misasak' ireny.
18 Iehôvah nanao fanekena taminy Abi-
rama taminy izany andro izany, ka na-
nao hoe, Efa nomeko ny zanakao io tany
io, hatrany amy ny ony any Ejipity, ka ha-
trany amy ny ony lehibe, dia ony Iofi-
raty:
19 Ny Kena, sy ny Keniza, sy ny Kadi-
mona,
20 Ary ny Heta, sy ny Pereza, sy ny
Refay,
21 Ary ny Amôra, sy ny Kanana, sy ny
Girigasa, ary ny Iebiosa.

## TOKO XVI.

Ary Saray vadiny Abirama tsy mba nite-
raka; ary izy nanana andevo-vavy, avy
tany Ejipity, i Hagara no anarany.
2 Ary hoy Saray taminy Abirama, Indro
ankehitriny, efa nanampina ahy hanan'
anaka Iehôvah: masìna hianao, midira
any amy ny andevo-vaviko; angamba ha-
hazo zaza aminy aho. Dia nihaino ny te-
niny Saray i Abirama.
3 Ary rehefa nonina folo taona teo amy
ny tany Kanana i Abirama, dia nalainy
Saray, vadiny Abirama, i Hagara andevo-
-vaviny, avy tany Ejipity, ka nomeny any
Abirama vadiny, mba ho vadiny izy.
4 Dia niditra tany aminy Hagara izy, ka
bevohoka izy: ary rehefa hitany fa bevo-
hoka izy, dia niavonavona tamy ny tom-
poni-vavy izy.
5 Ary hoy Saray taminy Abirama, Hia-
nao no anaratsiana ahy: f' efa nomeko ho
an-dafi-mandrinao ny andevo-vaviko, ary
raha nahita fa bevohoka izy, dia niavona-
vonany aho: Iehôvah anie hitsara an-
tsikia.
6 Ary hoy Abirama taminy Saray, Indro,
eo an-tànanao hiany ny andevo-vavinao;
atavy izay sitra-ponao aminy. Ary raha
nampahory azy Saray, dia nandositry ny
tavany izy.
7 Ary nahita azy ny anjeliny Iehôvah teo

anilan-doharano any an-efitra, teo anilany
ny loharano eo an-dàlana mankany Siora.
8 Ary hoy izy, Ry Hagara, andevo-va-
viny Saray, avy taiza hianao? ary han-
kaiza hianao? Ary hoy izy, Mandositry
ny tavany Saray, tompoko-vavy, aho.
9 Ary hoy ny anjeliny Iehôvah taminy,
Miverena any amy ny tomponao-vavy, ka
mandefera izay ataony ny tànany aminao.
10 Ary hoy ny anjeliny Iehôvah taminy,
Hataoko ho maro-anaka indrindra hianao,
ka tsy azo hisaina ny hamarony.
11 Ary hoy ny anjeliny Iehôvah taminy,
Indro, bevohoka hianao, dia hiteraka za-
naka-lahy hianao, ary ny anarany hataonao
hoe, Isimaela; satria efa nihaino ny fitarai-
nanao Iehôvah.
12 Ary izy ho jiri-dahy; ny tànany ha-
mely ny olon-drehetra; ary ny tànany ny
olon-drehetra hamely azy kosa; ary honi-
na eo tandrifiny ny rahalahin-drehetra
izy.
13 Ary *Hagara* nanao ny anarany Iehô-
vah, Izay niteny taminy, hoe, Hianao An-
driamanitra mahita ahy: fa hoy izy, Teto
va nijereko Izay mahita ahy?
14 Izany no nanavany ny loharano hoe, i
Bera-lahai-roy: indro, eo anelanelany Ka-
desa sy Bereda izany.
15 Dia niteraka zanaka-lahy ho any Abi-
rama i Hagara; dia nataony Abirama ny
anarany ny zanani-lahy, izay nateràny Ha-
gara, hoe, Isimaela.
16 Ary efa enina amby valo-polo taona i
Abirama, raha niteraka any Isimaela i Ha-
gara ho any Abirama.

## TOKO XVII.

**Ary** rehefa sivy amby sivi-folo taona i Abi-
rama, dia niseho taminy Abirama Iehôvah,
ka nanao taminy hoe, Izaho no Andriama-
nitra Tsi-toha: mandehana eo anatrehako,
ary aoka ho marina hianao.
2 Izaho kosa hanisy ny fanekeko eo
anelanelantsikia, ary hanamaro anao be-
tsak' indrindra.
3 Dia niankohoka i Abirama: ary An-
driamanitra niteny taminy, ka nanao hoe,
4 Izaho, indro, ny fanekeko ho aminao,
ary ho rainy ny firenena maro be hia-
nao.
5 Ary tsy hatao hoe i Abirama intsony ny
anaranao, fa hatao ny anaranao hoe, i Abira-
hama; f' efa nanao anao ho rainy ny fire-
nena maro be Aho.
6 Dia hampanan' anaka anao maro be
indrindra Aho, ka hataoko ho firenena
maro hianao, ary mpanjaka maro hivoaka
aminao.
7 Ary Izaho hampitoeriko ny fanekeko
eo anelanelantsikia, ary amy ny zanakao
mandimby anao eo amy ny taranany, ho
fanekena mandrakizay, mba ho Andria-
manitrao, sy any ny zanakao mandimby
anao, Aho.
8 Ary homeko anao, sy ny zanakao man-
dimby anao, ny tany izay ivahinianao, dia
ny tany Kanana rehetra, ho fananana man-
drakizay; ary ho Andriamaniny Aho.
9 Dia hoy Andriamanitra taminy Abi-
rahama, Ary hianao kosa hitandriny ny fa-
nekeko, hianao, sy ny zanakao mandimby
anao eo amy ny taranany.
10 Io no fanekeko izay ho tandremanao
eo anelanelantsikia, ary ny zanakao man-
dimby anao; ho forana ny zaza-lahy re-
hetra eo aminareo.
11 Dia ho foranareo ny sarontsotsokareo,
mba ho famantarany ny fanekena eo ane-
lanelantsikia.
12 Ny zaza havaloan' andro no ho forana
eo aminareo, ny zaza-lahy rehetra eo amy
ny mpianakavinareo; izay ompikely, sa
izay vidim-bola tamy ny vahiny rehetra,
izay tsy zanakao.
13 Tsy maitsy ho forana ny ompikelinao,
sy ny vidim-bolanao: ary ny fanekeko ho
amy ny nofonareo ho fanekena mandraki-
zay.
14 Ary ny zaza tsy voa fora, izay tsy
mbola no forana ny sarontsotsony, no ha-
ringiana izany fanahy izany eo amy ny
olony; efa nanota ny fanekeko izy.
15 Dia hoy Andriamanitra taminy Abi-
rahama, I Saray vadinao, tsy mba hatao-
nao i Saray intsony ny anarany, f' i Saraha
no ho anarany.
16 Ary hitahy azy Aho, ka hampiteraka
azy zanaka-lahy ho anao; eny, ho tahiko
izy mba ho *reniny* ny firenena maro; mpan-
jaka maro amy ny firenena maro hivoaka
aminy.
17 Dia niankohoka i Abirahama, ka ni-
hiomehy, dia nanao anakam-po hoe, Hanan'
anaka v' izay efa zato taona? ary hiteraka
v' i Saraha, izay efa sivi-folo taona?
18 Ary hoy Abirahama tamin' Andriama-

nitra, Enga ka ho velona eo anatrehanao i
Isimaela!
19 Ary hoy Andriamanitra, I Saraha va-
dinao hiteraka zanaka-lahy ho anao tokoa;
dia hataonao ny anarany hoe, Isaka: ary
hampitoetry ny fanekeko aminy Aho, ho
fanekena mandrakizay ho any ny zanany
mandimby azy:
20 Ary ny aminy Isimaela, efa nandre
anao Aho: Indro, efa nitahy azy aho, ka
hampanan'anaka azy, ary hanamaro azy
mba ho maro be indrindra; hiteraka an-
driana roa amby ny folo izy: ka hataoko
ho firenen-dehibe izy.
21 Fa ny fanekeko hampitoeriko aminy
Isaka, izay hateraky Saraha ho anao araky
izay fotoana eo amy ny herintaona mana-
raka.
22 Ary rehefa nitsaha-niteny taminy, dia
niakatra Andriamanitra niala taminy Abira-
hama.
23 Dia nalainy Abirahama i Isimaela
zanany, ambany ny ompikelin-drehetra, ary
izay rehetra no vidim-bolany, ny lahy re-
hetra teo an-tranony Abirahama; dia no
forana ny sarontsotsony taminy izany an-
dro izany indrindra, araky izay no lazain'
Andriamanitra taminy.
24 Ary efa sivy amby sivi-folo taona i
Abirahama, raha no forana ny sarontsotsony.
25 Ary efa telo amby ny folo taona i Isi-
maela zanany, raha no forana ny sarontso-
tsony.
26 Taminy izany andro izany indrindra
no namorana any Abirahama, ambany Isi-
maela zanany;
27 Ary ny ankizi-lahin-drehetra, ny om-
pikely, ambany izay no vidim-bola tamy ny
vahiny, no forana avokoa niaraka taminy.

## TOKO XVIII.

Ary niseho Iehôvah taminy teo anilany ny
hazo voamboana any Mamire: ary nipe-
traka teo am-baravarany ny lay izy, raha na-
fana ny andro;
2 Dia nanandratry ny masony izy, ka ni-
jery, ary, indro, nisy telo lahy nijanona teo
tandrifiny: ary rehefa hitany, dia nihiazaka-
zaka hiala eo am-baravarany ny lay mba
hitsena azy, dia niankohoka izy,
3 Ka hoy izy, Tompoko, raha mahita soa
eo imasonao aho ankehitriny, aza mandalo
ny mpanomponao, masìna hianao:
4 Aoka hangalàn-drano kely hanozany ny
tongotrareo, masìna hianareo: ary aoky
hialanareo sasatra eo ambany ny hazo:
5 Dia haka mofo kely aho, mba hamonjy
ny vava-fonareo; rehefa afak' izany, dia
handeha hiany hianareo: f' izany hiany no
nankanesanareo aty amy ny mpanompona-
reo. Ary hoy izareo, Atavy hiany izay no
lazainao.
6 Dia nandeha faingiana i Abirahama
hankany an-day any aminy Saraha, ka hoy
izy, Analao faingiana ny koba soa, telo lo-
via; fetafetaho, ka atavy ampempa.
7 Ary nihiazakazaka hankany amy ny
omby Abirahama, dia naka zanak' omby
sady malemy no soa, ka nomeny ny ankizi-
-lahy, dia lasa faingiana izy kosa mba
hamboatry izany.
8 Ary izy naka ronono-mandry, sy ro-
nono, ary lehy zanak' omby izay efa nam-
boariny, ka napetrany teo anatrehany; ary
nijanona teo anilany teo ambany ny hazo
izy, ary nihinana izareo.
9 Ary hoy izareo taminy, Aiza i Saraha
vadinao? ary hoy izy kosa, Indry, eo an-
-day izy.
10 Ary hoy izy, Izaho hiverina aminao
tokoa, araky ny tonon' andron'aina; ary
indro, hanan'-anaka-lahy Saraha vadinao.
Ary nandre i Saraha teo am-baravarany ny
lay, izay teo ivohon-*dralehilahy*.
11 Ary samy efa lehibe i Abirahama sy
Saraha; samy efa tratrantitra izy mivady;
efa nitsahatra tamy ny fanaom-behivavy
Saraha.
12 Dia nihiomehy anakam-po i Saraha,
ka nanao hoe, Ho finaritra v' aho, rehefa
tratrantitra, ary efa tratrantitra koa ny tom-
poko-lahy?
13 Ary hoy Iehôvah taminy Abirahama,
Nahoana no nihiomehy Saraha, ka nanao
hoe, Hitera-jaza tokoa v' aho, rehefa tra-
trantitra?
14 Misy zavatra tsy hainy Iehôvah hatao
va? Izaho hiverina aminao amy ny fo-
toan' andro araky ny tonon' andron'aina,
ary Saraha hiteraka zanaka-lahy.
15 Dia nandà i Saraha, ka nanao hoe,
Tsy mba nihiomehy aho; fa natahotra izy.
Ary hoy *ny lehilahy*, Tsia; fa nihiomehy
hiany hianao.
16 Dia nitsangana teo ireny lehilahy ireny,
ka nijery any Sodoma: ary Abirahama nan-
deha nomba azy, mba hanatitra azy.

17 Ary Iehôvah nanao hoe, Hanafina
aminy Abirahama izay hataoko v' Aho?
18 F' i Abirahama ho tonga firenena lehibe, sy mahery, tokoa, ary izy ho fitahiany ny firenen-drehetra any ambony ny tany.
19 Fa mahalala azy Aho, f' izy handidy ny zanany sy ny eo an-tranony mandimby azy, ka hitandriny ny làlany Iehôvah izareo, mba hankato izay marina ary izay mahitsy; hitondrany Iehôvah aminy Abirahama izay efa no lazainy taminy.
20 Ary hoy Iehôvah, Satria efa lehibe ny fitarainany Sodoma sy Gomora, ary satria efa mampahory indrindra ny fahotany;
21 Dia hidina Aho ankehitriny, ka hizaha na efa nataony tokoa araky ny fitarainany, izay efa tonga tamiko, na taia; dia ho fantatro.
22 Dia nihiodina niala teo ireny lehilahy ireny, ka nanatona any Sodoma; ary Abirahama mbola nijanona teo anatrehany Iehôvah.
23 Dia nanatona i Abirahama, ka nanao hoe, Haringianao tokoa va ny marina ambany ny meloka?
24 Angamba misy olo-marina dimam-polo eo an-tanàna; haringianao tokoa va, ka tsy havelanao ny fonenana noho ny dimam-polo marina izay eo?
25 Sanatria Hianao hanao araky izany zavatr' izany, hamono ny marina ambany ny meloka; ka hanahaky ny meloka ny marina: sanatria Hianao! tsy hanao marina va ny mpitsara ny tany rehetra?
26 Ary hoy Iehôvah, Raha mahita dimam-polo marina eo an-tanàna, dia any Sodoma, Aho, dia havelako ny fonenan-drehetra noho ireny.
27 Dia namaly Abirahama, ka nanao hoe, Indro ankehitriny, efa sahy miteny amy ny Tompoko aho, na dia vovoka aman-davenona aho.
28 Angamba ho latsaka dimy ny dimam-polo olo-marina; haringianao va ny tanàn-drehetra noho ny dimy? Ary hoy Izy, Raha mahita dimy amby efa-polo eo Aho, tsy mba haringiako tsy akory.
29 Dia niteny taminy indray izy, ka nanao hoe, Angamba misy efa-polo ho hita eo. Ary hoy Izy, Tsy mba hanao *izany* noho ny efa-polo Aho.
30 Ary hoy izy, Aza fady aho, Tompoko, ary hiteny aho: Angamba misy telo-polo ho hita eo. Ary hoy Izy, Tsy mba hanao *izany* Aho, raha hitako telo-polo eo.
31 Ary hoy izy, Indro ankehitriny, efa sahy miteny amy ny Tompoko aho: angamba misy roa-polo ho hita eo. Ary hoy Izy, Tsy mba haringiako noho ny roa-polo.
32 Ary hoy izy, Aza fady aho, Tompoko, ary hiteny izao indrai-mandeha izao aho: angamba misy folo ho hita eo. Ary hoy Izy, Tsy mba haringiako noho ny folo.
33 Dia lasa nandeha Iehôvah, rehefa nitsaha-niteny taminy Abirahama: ary Abirahama niverina ho any amy ny fonenany.

## TOKO XIX.

Ary nankany Sodoma anjely roa nony hariva; ary Lôta nipetraka teo am-bavahadiny Sodoma: ary raha nahita *azy* Lôta, dia nitsangana mba hitsena azy; dia niankohoka izy.
2 Dia hoy izy, Indro ankehitriny, masìna hianareo, tompoko, midira ato an-tranony ny mpanomponareo, dia mandria anio alina, ka sasao ny tongotrareo; ary hifoha maraina koa, dia handeha amy ny làlan-kalehanareo. Ary hoy izy roa lahy, Tsia; fa handry eo an-dàlam-be anio alina izahay.
3 Ary rehefa nanery azy fatratra izy, dia nankeo aminy izareo, ka niditra teo an-tranony; dia nanavany nahandro izareo, ka nendasiny mofo tsi-masirasira, dia nihinana izareo.
4 Dieny tsy mbola nandry izareo, dia nanodidiny ny trano, ny lehilahy teo an-tanàna, dia lehilahy tany Sodoma, na ny antitra na ny tanora, dia ny olon-drehetra teo:
5 Dia niantso any Lôta izareo, ka nanao taminy hoe, Aiza ireo lehilahy izay tafiditra taminao anio alina? avoahy ho aty aminay, mba hahalalanay azy.
6 Dia nivoaka i Lôta teo am-baravarana hankeo aminy, ka nakatony ny varavarana raha nivoaka izy;
7 Ary hoy izy, Masìna hianareo, ry rahalahiko, aza manao-ratsy.
8 Indro ankehitriny, manan-janaka roa vavy aho, izay tsy mbola mahalala lahy; masìna hianareo, aoka havoako ho aminareo ireo, ka atavy izay sitra-ponareo aminy: fa aza manao na inona na inona aminy ireo lehilahy ireo; f' izany no nidirany teo ambany ny aloky ny tafon-tranoko.

9 Ary hoy izareo, Mialà eto hianao. Dia
hoy izareo, Ilehity nankaty hivahiny, ka
mila ho mpitsara izy: ankehitriny hanao
ratsiratsy kokoa aminao noho ny aminy
ireo lehilahy ireo izahay. Dia nanosikia
an-dralehilahy mafy izareo, dia any Lôta,
ka nisesikia hamaky ny varavarana.
10 Fa naninjitry ny tànany izy roa lahy,
dia nanintona any Lôta hankeo an-trano
ho any aminy, ka nakatony ny varavarana.
11 Dia namely ny lehilahy, na kely na
lehibe, izay teo am-baravarany ny trano,
tamy ny fahajambana izy roa lahy; ka sasatra nitady ny varavarana izareo.
12 Ary hoy izy roa lahy taminy Lôta,
Manan' olon-kafa va hianao ato? ny vinantonao, sy ny zanakao-lahy, sy ny zanakao-vavy, ary na zovy na zovy no anananao
ato an-tanàna, ento mivoaka aminy itoy
fonenan' itoy:
13 Fa ho ravanay itoy fonenan' itoy, satria
nihialehibe ny fitarainany teo anatrehany
Iehôvah; ary efa naniraka anay Iehôvah
mba handrava izany.
14 Dia nivoaka i Lôta, ka niteny tamy ny
vinantony, izay nanam-bady ny zanani-vavy,
ary hoy izy, Miaingià, mivoaha aminy itoy
fonenan' itoy; fa ho ravany Iehôvah itoy
tanàn' itoy. Fa nataony ny vinantony tahaky ny mpanao vazivazy izy.
15 Ary nony efa maraina ny andro, dia
nampivoaka any Lôta faingiana ny anjely,
ka nanao hoe, Miaingià, alao ny vadinao sy
ny zanakao roa vavy izay ato; fandroa
haringiana hianao eo amy ny heloky ny
tanàna.
16 Ary nony nitaredretra izy, dia nihiazony ny tànany, sy ny tànany ny vadiny, ary
ny tànany ny zanani-roa vavy, izy roa lahy,
fa niantra azy Iehôvah: dia namoaka azy,
ka nampitoetra azy tany ivelany ny tanàna,
izareo.
17 Ary rehefa namoaka azy tany ivelany
izareo, dia hoy ny anankiray, Mandosira hamonjy ny ainao; aza mihierikia hianao, na
mijanona eo amy ny tany lemaka rehetra;
mandosira any an-tendrombohitra, fandroa
haringiana hianao.
18 Ary hoy Lôta taminy, Tsy izany, tompoko, masìna hianao:
19 Indro ankehitriny, efa nahita soa teo
imasonao ny mpanomponao, ary efa nahalehibe ny famindram-ponao hianao, izay
nataonao tamiko, raha namonjy ny aiko;
ary tsy afa-mandositra ho any an-tendrombohitra aho, fandroa hahatratra ahy ny ratsy,
ka maty aho;
20 Indro ankehitriny, io vohitr' io akeky
handosirana any, (ary kely izy io:) masìna
hianao, aoka handositra any aho, (tsy kely
v' izy io?) dia ho velona ny aiko.
21 Ary hoy izy taminy, Indro, efa naneky
anao taminy izany zavatr' izany aho, fa tsy
ho ravako io vohitr' io izay no teneninao.
22 Mandehana faingiana, mandosira ho
any; fa tsy mahazo manao na inona na
inona aho, raha tsy tonga any hianao.
Izany no nanavany ny anarany ny tanàna
hoe, i Zoara.
23 Dia niposaka ny masoandro tamy ny
tany, raha niditra tany Zoara i Lôta.
24 Ary Iehôvah nandatsaka solifara sy
afo taminy Sodoma sy Gomora avy taminy
Iehôvah, tany an-danitra;
25 Dia nandrava ireny tanàn' ireny Izy,
ambany ny tany lemaka rehetra, sy ny
mponin-drehetra teo an-tanàna, ambany ny
zava-maniry teo amy ny tany.
26 Fa nihierikia ny vadiny *Lôta*, dia nody
vongam-panasina mitsangana izy.
27 Dia nifoha maraina koa i Abirahama
hankany amy ny fitoerana izay efa nijanonany teo anatrehany Iehôvah:
28 Ary nijery any Sodoma sy Gomora,
sy ny tany lemaka rehetra, izy, dia nahita,
k' indro, ny setroky ny tany niakatra tahaky
ny setroky ny fitanehana.
29 Ary raha no ravan' Andriamanitra ny
tanàna teo amy ny tany lemaka, dia nahatsiaro any Abirahama Andriamanitra, ka
namoaka any Lôta teo afovoany ny rava,
raha nandrava ny tanàna izay nonenany
Lôta Izy.
30 Dia niakatra niala tany Zoara i Lôta,
ka nitoetra tany an-tendrombohitra, izy ambany ny zanany mirahavavy; fa natahotra hitoetra any Zoara izy; dia nitoetra
teo an-dava-bato izy, ambany ny zanany
mirahavavy.
31 Ary hoy ramatoa tamy ny zandriny,
Efa antitra ny raintsikia, ary tsy misy lehilahy eo ambony ny tany hiditra amintsikia,
araky ny fanaony ny tany rehetra:
32 Avia, aoka hataontsikia leon-divay ny
raintsikia, dia handry aminy isikia, hanantsikia zanaka amy ny raintsikia.
33 Dia nampahaleon-divay ny rainy iny
alin' iny izy mirahavavy, dia niditra ra-

matoa, ka nandry tamin-drainy; ary tsy
nahafantatry izay nandriany, na izay nifo-
hazany, izy.
34 Ary nony maraina ny andro, dia hoy
ramatoa tamin-draaivo, Indro, efa nandry
tamin-draiko omaly alina aho: aoka ha-
taontsikia leon-divay indray izy rah' alina;
dia midira, mandria aminy hianao, ha-
nanantsikia zanaka amy ny raintsikia.
35 Dia nampahaleon-divay ny rainy indray
iny alin' iny izy mirahavavy: dia nitsan-
gana raaivo, ka nandry taminy; ary tsy
nahafantatry izay nandriany, na izay nifo-
hazany, izy.
36 Dia bevohoka tamin-drainy, ny za-
naky Lôta mirahavavy.
37 Dia nitera-dahy ramatoa, ka nataony
ny anarany hoe, i Môaba: izy no rainy ny
Môaba mandrak' andro any.
38 Dia nitera-dahy koa raaivo, ka na-
taony ny anarany hoe, i Beni-amy: izy
no rainy ny zanaky Amôna mandrak' an-
dro any.

## TOKO XX.

DIA niala teo i Abirahama hankany amy
ny tany atsimo, dia nitoetra teo anelane-
lany Kadesa sy Siora, ka nivahiny tany
Gerara izy.
2 Ary hoy ny filazany Abirahama any
Saraha vadiny, Anabaviko izy: dia nani-
raka haka any Saraha i Abimeleka, mpan-
jaka any Gerara.
3 Fa Andriamanitra nankeo aminy Abi-
meleka, raha nanonofy nony alina izy, ary
hoy Izy taminy, Indro, maty hianao noho
ny vehivavy izay nalainao; fa vadin' olona
izy io.
4 F' i Abimeleka tsy mbola nanakeky
azy: ary hoy izy, Tompoko, ho vonoinao
hiany va ny firenena marina?
5 Tsy hoy izy tamiko va, Anabaviko
izy? ary izy tena hiany no nanao hoe,
Anadahiko izy: tamy ny fahahitsiany ny
foko, sy ny fahamarinany ny tànako, no
nataoko izany.
6 Ary hoy Andriamanitra taminy, raha
nanonofy izy, Eny, fantatro f' efa nanao
izany hianao tamy ny fahahitsiany ny fo-
nao; ary Izaho kosa niaro anao mba tsy
hanotànao amiko: izany no tsy namelako
anao hikiasikia azy.
7 Ary ankehitriny, ampodio ny vadin-
-dralehilahy; fa mpaminany izy, ary hi-
fona ho anao izy, dia ho velona hianao: ary
raha tsy hampodinao *izy*, fantaro fa maty
tokoa hianao, hianao ambany izay rehetra
mety ho anao.
8 Dia nifoha maraina koa i Abimeleka,
dia niantso ny mpanompon-drehetra izy,
ka nambarany izany zava-drehetr' izany
tany an-tsofiny: dia natahotr' indrindra ny
olona.
9 Dia niantso any Abirahama i Abime-
leka, ka nanao taminy hoe, Inona no na-
taonao taminay? ary inona no ratsy na-
taoko tàminao, no nitondranao helo-de-
hibe tamiko, sy tamy ny fanjakako? efa
nanao tamiko izay tsy tokony hatao
hianao.
10 Dia hoy Abimeleka taminy Abira-
hama, Nahita inona va hianao no nanao
izany zavatr' izany hianao?
11 Ary hoy Abirahama, Satria hoy
izaho, fa tsy misy fatahorana an' Andria-
manitra tokoa eo aminy itoy fonenan' itoy;
ka ho vonoina aho noho ny vadiko.
12 Nefa anabaviko hiany tokoa izy; za-
naka-vaviny ny raiko, fa tsy mba zanaka-
-vaviny ny reniko; dia nanam-bady azy
aho.
13 Ary rehefa nampifindrafindra ahy
Andriamanitra tamy ny tranony ny raiko,
dia nanao taminy hoe aho, Izany no soa
hataonao amiko; eo aminy izay fonenan-
-drehetra halehantsikia, atavy aho hoe,
Anadahiko izy.
14 Ary nalainy Abimeleka ondry, sy
omby, sy ankizi-lahy, ary ankizi-vavy, dia
nomeny any Abirahama, ka namerina any
Saraha vadiny hody any aminy izy.
15 Ary hoy Abimeleka, Indry, eo ano-
loanao ny taniko: mitoera eo aminy izay
tianao.
16 Ary hoy izy taminy Saraha, Indro,
efa nomeko vola arivo ny anadahinao:
indro, izany ho fanampena-maso aminao,
dia aminy izay rehetra momba anao; ary
ho fananarana izany.
17 Dia nivavaka tamin' Andriamanitra i
Abirahama: ary Andriamanitra nahasi-
trana any Abimeleka, sy ny vadiny, ary
ny mpanompo-vaviny; dia niteraka izareo.
18 F' efa nakombony Iehôvah tokoa ny
kibony izay rehetra teo an-tranony Abime-
leka noho ny aminy Saraha vadiny Abira-
hama.

## TOKO XXI.

ARY Iehôvah namangy Saraha araky izay no lazainy, ka nataony Iehôvah taminy Saraha araky izay no teneniny.
2 F' efa bevohoka i Saraha, ka niteraka zanaka-lahy ho any Abirahama rehefa antitra izy, araky ny fotoan' andro izay efa no lazain' Andriamanitra taminy.
3 Dia nataony Abirahama ny anarany ny zanany izay vao teraka, ilehy nateraky Saraha ho azy, hoe, Isaka.
4 Dia no forany Abirahama Isaka zanany, rehefa havaloan' andro izy, araky izay nandidian' Andriamanitra azy.
5 Ary efa zato taona i Abirahama, raha niteraka any Isaka zanany izy.
6 Ary hoy Saraha, Efa nampihiomehy ahy Andriamanitra; izay rehetra mandre, hiara-hihiomehy amiko.
7 Dia hoy izy, Iza no sahy nilaza taminy Abirahama, fa hampinono zaza i Saraha? fa niteraka zanaka-lahy ho azy aho, rehefa antitra izy.
8 Dia nitombo ny zaza, ka notazana: dia nataony Abirahama fanasan-dehibe tamy ny andro nanotazana any Isaka.
9 Ary Saraha nahita ny fihiomehiny ny zanaky Hagara vehivavy Ejipity, izay efa naterany ho any Abirahama.
10 Dia hoy izy taminy Abirahama, Roahy io andevo-vavy io amban-janany: fa tsy hirai-lova ny zanaky io andevo-vavy io amy ny zanako, dia aminy Isaka.
11 Dia nampalahelo any Abirahama indrindra izany zavatr' izany, noho ny zanany.
12 Ary hoy Andriamanitra taminy Abirahama, Aza malahelo hianao, noho ny zaza, sy ny andevo-vavinao: izay rehetra no lazainy Saraha aminao, henoy ny teniny; f' eo aminy Isaka no hantsoina ny zanakao:
13 Ary ny zanaky ny andevo-vavy kosa hataoko ho firenena, satria zanakao izy.
14 Dia nifoha maraina koa i Abirahama, ka naka mofo sy tavoahangy iray feno rano, dia nomeny any Hagara, ka napetrany teo an-tsorony, ambany ny zaza, dia nampandehaniny: ary lasa nandeha izy, ka nirenireny tany an-efitra i Beri-seba.
15 Dia lany ny rano teo an-tavoahangy, ka napetrany ny zaza teo ambany ny hazo madinikia anankiray.
16 Dia nandeha izy, ka nipetraka teo tandrifiny eny lavitr' eny tokony ho tora--tsipìkia; fa hoy izy, Aza mba ho hitako ny fahafatesany ny zaza. Ary nipetraka teo tandrifiny izy, dia nanandratry ny feony, ka nitomany izy.
17 Ary ren' Andriamanitra ny feony ny zaza: ary anjelin' Andriamanitra avy tany an-danitra niantso any Hagara, ka nanao taminy hoe, Manao ahoana hianao, ry Hagara? aza matahotra; fa Andriamanitra efa nandre ny feony ny zaza, teo aminy izay itoerany.
18 Mitsangàna, ento ny zaza, ka tantano izy; fa hataoko ho firenen-dehibe izy.
19 Ary Andriamanitra nampahiratry ny masony, ka nahita loharano izy; ary lasa nandeha izy, ka no fenoiny rano ny tavoahangy, dia nomeny ho sotroiny ny zaza.
20 Ary Andriamanitra nomba ny zaza; dia nitombo izy, ka nonina tany an-efitra, dia tonga mpandefa-tsipìkia izy.
21 Dia nonina tany an-efitra i Parana izy: dia nangalan-dreniny vady tamy ny tany Ejipity izy.
22 Ary taminy izany andro izany, dia niteny taminy Abirahama i Abimeleka sy Fikola mpifehy ny miaramilany, ka nanao hoe, Andriamanitra momba anao aminy izay rehetra ataonao:
23 Ary ankehitriny, aoka Andriamanitra hianiananao amiko eto fa tsy handaingia amiko hianao, na amy ny zanako, na amy ny zafiko; araky ny soa izay nataoko taminao no hataonao amiko, sy amy ny tany izay ivahinianao.
24 Ary hoy Abirahama, Hianiana hiany aho.
25 Ary nananatra any Abimeleka i Abirahama noho ny loharano anankiray, izay nalainy ny mpanompo any Abimeleka an--kery.
26 Ary hoy Abimeleka, Tsy fantatro izay nanao izany: tsy mbola nambaranao ahy, ary tsy mbola nandre aho, fa vao andro any.
27 Dia naka ondry, sy omby, i Abirahama, ka nomeny any Abimeleka, dia nifanao fanekena izy roa lahy.
28 Dia natokany Abirahama zanak' ondri-vavy fito nalaina tamy ny ondry.
29 Ary hoy Abimeleka taminy Abirahama, Inona no ireo zanak' ondri-vavy fito ireo izay natokanao?

30 Ary hoy izy, Fa mba ho raisinao an-
-tànako ireo zanak' ondri-vavy fito ireo, ho
vavolombelona amiko f' izaho no nihiady
io loharano io.
31 Izany no nanavany io fitoeran' io hoe,
i Beri-seba; satria nianiana teo izy roa
lahy.
32 Dia nifanao fanekena tany Beri-seba
izy roa lahy: dia niaingia i Abimeleka,
sy Fikola mpifehy ny miaramilany, ka
niverina ho any amy ny tany Filisitia izareo.
33 Dia namboly hazo tany Beri-seba *i*
*Abirahama*, ka niantso ny anarany Iehô-
vah Andriamanitra mandrakizay izy.
34 Ary nivahiny ela i Abirahama teo
amy ny tany Filisitia.

## TOKO XXII.

Ary rehefa afak' izany zavatr' izany, dia
nizaha-toetra any Abirahama Andriama-
nitra, ary hoy Izy taminy, Ry Abirahama:
ary hoy izy, Inty aho.
2 Ary hoy Izy, Ento ankehitriny ny za-
nakao Isaka, zanakao lahi-tokana, izay
tianao, ka mandehana any amy ny tany
Moria; ary atero eo izy ho fanalamboady
hodorana eo an-tendrombohitra anankiray
izay hambarako aminao.
3 Ary nifoha maraina koa i Abirahama,
dia nanisy lasely ny ampondrany, ka niton-
dra ankizy roa lahy sy Isaka zanany,
homba azy, ary namaky ny hazony ny fa-
nalamboady hodorana, dia niaingia izy, ka
nankany amy ny fitoerana izay nambaran'
Andriamanitra taminy.
4 Nony ny hateloan' andro, dia nanandra-
-maso i Abirahama, ka nahita ny fitoerana
eny lavidavitr' eny.
5 Ary hoy Abirahama tamy ny ankizi-
-lahiny, Tomoera eto eo amy ny ampondra
hianareo; f' izaho sy ny zaza-lahy handeha
hankeroa, dia hivavaka, ka hiverina ho
aminareo indray.
6 Dia nalainy Abirahama ny hazony ny
fanalamboady hodorana, ka nampitondrainy
any Isaka zanany; dia nitondra ny afo sy
ny antsy teny an-tànany izy; dia lasa nia-
raka izy mianaka.
7 Ary Isaka niteny taminy Abirahama
rainy, ka nanao hoe, Raiko: ary hoy izy,
Inty aho, anaka. Ary hoy izy, Indry ny
afo sy ny hazo; fa aiza izay zanak' ondry
hatao fanalamboady hodorana?
8 Ary hoy Abirahama, Anaka, Andria-
manitra no hahita izay zanak' ondry hatao
fanalamboady hodorana: dia lasa niaraka
izy mianaka.
9 Dia tonga izareo teo amy ny fitoerana
izay nambaran' Andriamanitra taminy; dia
nanao fivoadiana teo i Abirahama, ka nam-
boatry ny hazo; dia namatotra any Isaka
zanany izy, ka napetrany tambony ny fivoa-
diana teo ambony ny hazo.
10 Dia naninjitry ny tànany, ka nandray
ny antsy Abirahama, mba hamono ny zanany.
11 Dia niantso azy ny anjeliny Iehôvah,
avy tany an-danitra, ka nanao hoe, Ry
Abirahama, ry Abirahama ô: ary hoy izy
kosa, Inty aho.
12 Ary hoy Izy, Aza mametra-tànana
amy ny zaza, na maninona azy akory: fa
fantatro ankehitriny, fa matahotra an' An-
driamanitra hianao, satria tsy niaro ny za-
nakao, lahi-tokanao, tamiko hianao.
13 Dia nanandra-maso i Abirahama, dia
nijery, ka nahita ondri-lahy teo ivohony,
voa singiotry ny tsilo mikirindro ny tan-
drony; ary lasa i Abirahama, dia naka ny
ondri-lahy, ka nateriny ho fanalamboady
hodorana hisolo ny zanany.
14 Dia nataony Abirahama ny anarany
izany fitoeran' izany hoe, Iehôvah-iere:
izany no fiteny hoe mandrak' andro any,
An-tendrombohitry Iehôvah no hahitana.
15 Dia niantso any Abirahama indray ny
anjeliny Iehôvah avy tany an-danitra,
16 Ka nanao hoe, Tena no nianianako,
hoy Iehôvah; fa satria nanao izany zava-
tr' izany hianao, ka tsy niaro ny zanakao,
lahi-tokanao:
17 Fa raha mitahy koa, dia hitahy anao
Aho, ary raha manamaro koa, dia hanamaro
ny zanakao Aho, toraky ny kintana amy ny
lanitra, sy ny fasikia izay eo amoron-dra-
nomasina; ary ny zanakao hanany ny va-
vahadiny ny fahavalony:
18 Ary ny Zanakao no hitahiany ny
firenen-drehetra any ambony ny tany; sa-
tria nihaino ny feoko hianao.
19 Dia niverina i Abirahama ho any amy
ny ankizi-lahiny; dia niaingia izy mia-
naka, ka niara-nankany Beri-seba; ary no-
nina tany Beri-seba i Abirahama.
20 Ary rehefa afak' izany zavatr' izany,
dia nambara taminy Abirahama, ka natao
hoe, Indro, efa nitera-jaza i Milikia koa ho
any Nahôra rahalahinao;

21 I Hioza lahi-matoany, ary Bioza rahalahiny, ary Kemioela rainy Arama,

22 Ary Keseda, sy Hazo, sy Pilidasa, sy Idilafa, ary Betioela.

23 Ary Betioela niteraka an-DRebeka: ireo valo ireo nateraky Milikia ho any Nahôra rahalahiny Abirahama.

24 Ary Reoma no anarany ny tokantranomasony, izy kosa niteraka any Teba, sy Gahama, sy Tahasa, ary Maaka.

## TOKO XXIII.

ARY efa fito amby roa-polo amby zato taona niainany Saraha: izany no andro niainany Saraha.

2 Ary maty tany Kiriata-ariba i Saraha; izany no i Hebirôna, eo amy ny tany Kanana: dia nankany Abirahama hisaona any Saraha, sy hitomany azy.

3 Ary nitsangana i Abirahama teo tandrifiny ny havany maty, dia niteny tamy ny zanaky Heta, ka nanao hoe,

4 Vahiny sy mpivahiny eo aminareo aho: omeo tany fandevenana eo aminareo aho, handevenako ny havako maty mba tsy ho hitako.

5 Dia namaly any Abirahama ny zanaky Heta, ka nanao taminy hoe,

6 Henoy izahay, tompoko-lahy: andrian--dehibe ato aminay hianao: aleveno ny havanao maty eo am-pasanay izay tianao; tsy misy eo aminay hiaro ny fasany aminao, fa mahazo mandeviny ny havanao maty hianao.

7 Dia nitsangana i Abirahama, ka niondrikia tamy ny zanaky Heta, tompon-tany.

8 Dia niteny taminy izy, ka nanao hoe, Raha sitra-ponareo handevenako ny havako maty mba tsy ho hitako, mihainoa ahy, ka mangataha aminy Efirôna zanaky Zohara ho ahy,

9 Mba homeny ahy ny lavaka i Makipela izay azy, ilehy eo amy ny faritry ny sahany: aoka homeny ahy izany, amy ny vola tokom-bidiny, ho tany fandevenana eo aminareo.

10 Ary Efirôna nitoetra teo amy ny zanaky Heta: dia namaly any Abirahama i Efirôna avy amy ny Heta, handrenesany ny zanaky Heta, dia izay rehetra niditra teo am-bavahadiny ny tanànany, ka nanao hoe,

11 Tsia, tompoko, henoy aho: ny saha omeko anao, ary ny lavaka izay eo anatiny omeko anao koa; eo anatrehany ny zanaky ny oloko omeko anao iny: aleveno ny havanao maty.

12 Dia niondrikia i Abirahama teo anatrehany ny olona tompon-tany,

13 Dia niteny taminy Efirôna handrenesany ny olona tompon-tany, ka nanao hoe, Fa raha *tahanome* hianao, masìna hianao, henoy aho: homeko ny vidiny ny saha; raiso amiko *izany*, dia haleviko eo ny havako maty.

14 Dia namaly any Abirahama i Efirôna, ka nanao taminy hoe.

15 Tompoko, mihainoa ahy: ny tany tokom-bidy vola fotsy sekely efa-jato; inona izany amintsikia roa lahy? koa aleveno ny havanao maty.

16 Dia nihaino any Efirôna i Abirahama; ka no lanjainy Abirahama ny vola ho any Efirôna, izay voa lazany teo an-tsofiny ny zanaky Heta, sekely volafotsy efa-jato lany ny mpivarotra.

17 Ary ny sahany Efirôna, izay tany Makipela izay teo tandrifiny Mamire, dia ny saha ambany ny lavaka izay teo anatiny, ary ny hazo rehetra izay teo anatiny ny saha, izay teo amy ny sisin-drehetra manodidina, natao varo-maty

18 Taminy Abirahama ho fananana, teo imasony ny zanaky Heta, dia izay rehetra niditra teo am-bavahadiny ny tanànany.

19 Ary rehefa afak' izany, dia naleviny Abirahama i Saraha, vadiny, tany an-davaka tany an-tsaha i Makipela teo tandrififiny Mamire: izany no i Hebirôna eo amy ny tany Kanana.

20 Ary ny saha ambany ny lavaka izay teo anatiny, nataony ny zanaky Heta varo--maty taminy Abirahama ho tany fandevenana.

## TOKO XXIV.

ARY Abirahama tratrantitra, ka ela-velona: ary Iehôvah nitahy any Abirahama teo amy ny zava-drehetra.

2 Ary hoy Abirahama tamy ny zokiny ny mpanompony teo an-tranony, izay nanapaky izay fananan-drehetra, Masìna hianao, asivy ato ambany ny feko ny tànanao;

3 Dia hampianianako anao aminy Iehôvah, Andriamanitry ny lanitra, sady Andriamanitry ny tany, fa tsy halainao vady

ho any ny zanako avy amy ny zanaka-vaviny ny Kanana eo aminy izay itoerako:
4 Fa hankany amy ny taniko, sy amy ny havako, hianao, haka vady ho any ny zanako Isaka.
5 Ary hoy ny mpanompo taminy, Angamba tsy hety ny vehivavy hanaraka ahy ho aminy itoy tany itoy: hampameriny ny zanakao tokoa v' aho ho any amy ny tany izay nihiavianao?
6 Ary hoy Abirahama taminy, Tandremo mba tsy haverinao hankany ny zanako.
7 Iehôvah Andriamanitry ny lanitra, Izay naka ahy tamy ny tranon-draiko, sy tamy ny taniny ny havako, ary Izay niteny tamiko, sy nianiana tamiko, ka nanao hoe, Homeko ny zanakao itoy tany itoy; Izy haniraky ny anjeliny eo alohanao; ary any no hangalanao vady ho any ny zanako.
8 Ary raha tsy hety ny vehivavy hanaraka anao, dia ho afaka aminy izao fampianianako *anao* izao hianao: fa aza mba haverinao hankany indrindra ny zanako.
9 Dia nasiany ny mpanompo ny tànany tambany ny feny Abirahama tompony, ka nianiana taminy hanao izany zavatr' izany izy.
10 Ary nalainy ny mpanompo angamenavava folo tamy ny angamenavavany ny tompony, ka lasa nandeha izy; fa teo an-tànany, izay rehetra nananany ny tompony: dia niaingia izy, ka nankany Mesopotamia ho any an-tanàny Nahôra.
11 Dia nampandohalihany ny angamenavava teo ivelany ny tanàna tanilany ny loharano, rehefa ho hariva ny andro, dia tamy ny fotoana izay nivoahany ny vehivavy mba hantsaka.
12 Ary hoy izy, Iehôvah ô, Andriamanitry Abirahama tompoko, mangataka aminao aho, ampanambino aho andro any, ary asivy soa i Abirahama tompoko.
13 Indro, mijanona eto anilany ny loharano aho; ary ny zanaka-vaviny ny olona an-tanàna mivoaka hantsaka rano:
14 Ary aoky lehy zaza-vavy izay ho lazaiko aminy hoe, Masìna hianao, apetraho ny sininao hisotroako, ka hoy izy, Misotroa; dia hampisotro ny angamenavavanao koa aho: aoky izy hiany no voa tendrinao ho any Isaka mpanomponao; ary izany no hahafantarako fa nasianao soa tamy ny tompoko.
15 Ary dieny tsy mbola nitsaha-niteny izy, indro, i Rebeka nivoaka, izay teraky Betioela zanaka-lahiny Milikia, vadiny Nahôra, rahalahiny Abirahama; ka nitondra ny sininy teny an-tsorony izy.
16 Ary lehy zaza-vavy tsara-tarehy indrindra, sady mpitovo no tsy mbola nahalala lahy izy; dia nidina hankany amy ny fantsakana izy, dia nameno ny sininy, ka niakatra.
17 Ary lehy mpanompo nihiazakazaka mba hitsena azy, dia hoy izy, Masìna hianao, aoka aho hisotro rano kely amy ny sininao.
18 Ary hoy izy, Misotroa, tompoko-lahy: dia nahafaingiana izy, dia nametraky ny sininy tamy ny tànany, ka nampisotro azy.
19 Ary rehefa nampisotro azy izy, dia hoy izy, Ny angamenavavanao koa hantsakàko, ambara-pahafa-po misotro ireo.
20 Dia naidiny ny rano teo an-tsininy faingiana teo an-tavi-lakana, dia nihiazakazaka hankany amy ny fantsakana indray hantsaka izy; ary nantsaka ho any ny angamenavavan-drehetra izy.
21 Dia gaga ralehilahy taminy, ka nangina, mba hahafantatra na nampanambininy Iehôvah ny làlan-kalehany, na tsia.
22 Ary rehefa nisotro ny angamenavava, dia nalain-dralehilahy havim-bolamena lanjan-tsasaky ny sekely, ary haba volamena roa, lanjany ny sekely folo, hatao amy ny tànany;
23 Ary hoy izy, Zana-jovy moa hianao? masìna hianao, lazao amiko; misy fitoerana va handrianay eo an-tranon-drainao?
24 Ary hoy izy taminy, Zanaka-vaviny Betioela zanaka-lahiny Milikia, izay naterany ho any Nahôra, aho.
25 Ary hoy izy taminy koa, Manana mololo, sy vilona betsaka, ary fitoerana handriana, izahay.
26 Dia niondrikia ralehilahy, ka nivavaka taminy Iehôvah.
27 Ary hoy izy, Hisaorana anie Iehôvah, Andriamanitry Abirahama tompoko, Izay tsy nitsaha-naneho ny famindram-pony sy ny fahamarinany tamy ny tompoko: raha tany an-dàlana aho, dia nentiny Iehôvah aho ho any an-tranon-drahalahiny ny tompoko.
28 Dia nihiazakazaka ilehy zaza-vavy, ka nilaza izany zavatr' izany teo an-tranon-dreniny.

29 Ary Rebeka nanan'anadahy, ary Labana no anarany: dia nihiazakazaka hankany amin-dralehilahy eo am-patsakana i Labana.
30 Rehefa hitany ny havina, sy ny haba tamy ny tànany ny anabaviny, ary rehefa reny ny tenin-DRebeka anabaviny, hoe, Izany no lazain-dralehilahy tamiko; dia nankany amin-dralehilahy izy; ary, indro, nijanona teo anilany ny angamenavava teo am-patsakana izy.
31 Ary hoy izy, Midira hianao, izay efa tahiny Iehôvah; nahoana hianao no mijanona eto ivelany? f' izaho efa namboatry ny trano, sy fitoerana ho any ny angamenavava.
32 Dia niditra tany an-trano ralehilahy: ary izy kosa nanaha entana tamy ny angamenavava, ka nomeny mololo sy vilona ho any ny angamenavava, ary rano hanozany ny tongon-dralehilahy, sy ny tongotry ny olona izay nomba azy.
33 Dia nasiana zavatra ho hanina teo anatrehany: fa hoy izy, Tsy mba hihinana aho, raha tsy voa lazako ny raharahako. Ary hoy izy, Lazao àry.
34 Ary hoy izy, Mpanompo any Abirahama aho.
35 Ary Iehôvah efa nitahy ny tompoko indrindra, k' efa be ny fananany; ary efa nomeny azy ondry sy omby, ary volafotsy sy volamena, ary maro ny ankizi-lahy sy ankizi-vavy, ary angamenavava sy ampondra.
36 Ary Saraha, vadiny ny tompoko, efa niteraka zanaka-lahy ho any ny tompoko rehefa antitra izy: ary efa nomeny azy izay rehetra ananany.
37 Ary efa nampianiana ahy ny tompoko, ka nanao hoe, Aza maka vady ho any ny zanako avy amy ny zanaka-vaviny ny Kanana, eo amy ny taniny izay itoerako:
38 Fa mandehana any amy ny tranon-draiko, sy amy ny havako, ka alao vady ho any ny zanako.
39 Ary hoy izaho tamy ny tompoko, Angamba tsy mba hanaraka ahy ravehivavy.
40 Ary hoy izy tamiko, Iehôvah, eo anatrehany no handehanako, dia haniraky ny anjeliny homba anao, ary hampanambiny ny làlan-kalehanao; ary haka vady ho any ny zanako hianao, avy amy ny havako, sy amy ny tranon-draiko:
41 Dia ho afaka hianao amy ny fampianianako *anao*, raha tonga any amy ny havako hianao; ary raha tsy manome anao izareo, dia ho afaka hianao amy ny fampianianako *anao*.
42 Ary tonga androany teo amy ny fantsakana aho, ka nanao hoe, Iehôvah ô, Andriamanitry Abirahama tompoko, raha hampanambina ankehitriny ny làlako izay halehako Hianao;
43 Indro, mijanona eto anilany ny fantsakana aho; ary, ny mpitovo-vavy izay hivoaka hantsaka, ka hoy izaho aminy, Masìna hianao, aoka aho hisotro rano kely amy ny sininao:
44 Ary hoy izy amiko, Misotroa, ary ny angamenavavanao koa hantsakàko; aoky izy no vehivavy izay voa tendriny Iehôvah ho any ny zanaky ny tompoko.
45 Dieny tsy mbola nitsaha-niteny tam-poko aho, indro, i Rebeka nivoaka, mitondra ny sininy eny an-tsorony; dia nidina tany am-patsakana, ka nantsaka izy: ary hoy izaho taminy, Masìna hianao, aoka aho hisotro.
46 Dia napetrany faingiana ny sininy ho afaka aminy, ka hoy izy, Misotroa; ary ny angamenavavanao koa no homeko ho sotroiny: dia nisotro aho, ka nampisotro ny angamenavava koa izy.
47 Dia nanontany azy aho, ka nanao hoe, Zana-jovy moa hianao? Ary hoy izy, Zanaky Betioela, zanaka-lahiny Nahôra, izay nateraky Milikia ho azy: dia nataoko ny havina tamy ny tavany, ary ny haba tamy ny tànany.
48 Dia niondrikia aho, ka nivavaka taminy Iehôvah, dia nisaotra any Iehôvah Andriamanitry Abirahama, tompoko, Izay efa nitondra ahy tamy ny làlana marina, haka ny zanaka-vaviny ny rahalahiny ny tompoko ho any ny zanany.
49 Ary ankehitriny, raha hanao izay soa sy izay marina amy ny tompoko hianareo, lazao amiko: ary raha tsy izany, dia lazao amiko; mba handehanako na ho amy ny ankavanana, na ho amy ny ankavia.
50 Dia namaly Labana sy Betioela, ka nanao hoe, Avy aminy Iehôvah izany zavatr' izany: tsy mahalaza teny ratsy, na soa, aminao izahay.
51 Indro, i Rebeka eo anatrehanao; ento, ka mandehana, ary aoka ho vadiny ny za-

naky ny tomponao izy, araky ny teniny
Iehôvah.
52 Ary rehefa nandre izany teniny izany
ny mpanompo any Abirahama, dia niva-
vaka taminy Iehôvah, ka niankohoka izy.
53 Dia navoaky ny mpanompo fana-bola-
fotsy, sy fana-bolamena, ary fitafiana, ka
nomeny an-DRebeka: ary nomeny zava-
-tsoa koa ho any ny anadahiny sy ny re-
niny.
54 Dia nihinana sy nisotro izareo, izy, sy
ny lehilahy izay nomba azy, ka nandry ni-
loak' alina: dia nifoha maraina izareo, ka
hoy izy, Ampandehano ho any amy ny
tompoko aho.
55 Ary hoy ny anadahiny sy ny reniny,
Aoky hitoetra aty aminay ny zaza-vavy an-
dro sasany, hafoloana aza; rehefa afak' iza-
ny, dia handeha izy.
56 Ary hoy izy taminy, Aza mihiazona
ahy hianareo, f' Iehôvah efa nampanam-
biny ny làlan-kalehako; ampandehano aho,
mba hankany amy ny tompoko.
57 Ary hoy izareo, Aoka hantsoinay ny
zaza-vavy, mba hanontanianay izay va-
vany.
58 Dia niantso an-DRebeka izareo, ka
nanao taminy hoe, Handeha homba io lehi-
lahy io va hianao? Ary hoy izy, Han-
deha aho.
59 Dia nampandeha an-DRebeka anaba-
viny, sy ny mpitaiza azy, ary ny mpanom-
po any Abirahama, ambany ny olony, izareo.
60 Dia nitsio-drano an-DRebeka izareo,
ka nanao taminy hoe, Anabavinay hianao,
aoka ho *reniny* ny arivo tapitrisa anie hia-
nao, ary aoky ny zanakao hanany ny vava-
hadiny izay mandrafy azy.
61 Dia niaingia i Rebeka, ambany ny
ankizi-vaviny, ka nitainginy ny angame-
navava izareo, ary nandeha nanaraka an-
-dralehilahy: dia naka an-DRebeka ny
mpanompo, ka lasa nandeha izy.
62 Ary Isaka avy niala tamy ny làlany
ny loharano, i Lahai-roy; fa nonina teo
amy ny tany atsimo izy.
63 Ary efa nivoaka Isaka mba hihievitra
any an-tsaha nony hariva: dia nanandra-
-maso izy, ka nahita, ary, indro, angame-
navava tonga.
64 Dia nanandra-maso i Rebeka, ka na-
hita any Isaka; dia niala tamy ny anga-
menavava izy.
65 Ary hoy izy tamy ny mpanompo, Iza
moa io lehilahy io mitsangantsangana any
an-tsaha mitsena antsikia? Ary hoy ny
mpanompo, Izy no tompoko: dia naka ny
fisalobonana, ka nisalobona izy.
66 Dia nambarany ny mpanompo taminy
Isaka, izay zava-drehetra efa nataony.
67 Dia nentiny Isaka ilehy zaza-vavy
tany an-dainy Saraha reniny, ka nampa-
katra an-DRebeka, ka no vadiny; ary
efa tiany izy: dia afa-tsaona Isaka tamin-
-dreniny.

## TOKO XXV.

DIA nampaka-bady indray i Abirahama, i
Ketiora no anarany.
2 Dia niteraka any Zimirana, sy Ioki-
sana, sy Midana, sy Midiana, sy Isibaka,
ary Sioa, ho any *Abirahama* izy.
3 Ary Iokisana niteraka any Seba, sy
Dedana. Ary ny zanaka-lahiny Dedana,
i Asiorima, Letiosima, ary Liomima.
4 Ary ny zanaka-lahiny Midiana; i Efa,
sy Efera, sy Hanoka, sy Abida, ary Elida.
Ireny rehetr' ireny no zanaky Ketiora.
5 Dia nomeny Abirahama ny fananan-
-drehetra ho any Isaka.
6 Fa ho any ny zanaky ny tokantrano-
masony, izay nananany Abirahama, nomeny
Abirahama tolo-tànana, ka nampandeha-
niny ireo, dieny mbola velona izy, hiala
aminy Isaka zanany, hiantsinanana, any
amy ny tany atsinanana.
7 Ary dimy amby fito-polo amby zato
taona no andro izay niainany Abirahama.
8 Dia niala-aina, ka maty, Abirahama, tra-
trantitra tsara, efa lehilahy antitra, k' ela
velona; dia nangonina tany amy ny olony
izy.
9 Dia nandevina azy Isaka sy Isimaela,
samy zanany, teo an-davaka any Makipela,
tany an-tsahany Efirôna zanaky Zohara
avy tamy ny Heta, izay teo tandrifiny Ma-
mire;
10 Ny saha izay no vinidiny Abirahama
tamy ny zanaky Heta: tany no nandevo-
nana any Abirahama sy Saraha vadiny.
11 Ary rehefa maty Abirahama, dia no
tahin' Andriamanitra Isaka zanany: dia
nonina teo anilany ny loharano i Lahai-roy
Isaka.
12 Ary itoy no filazana any Isimaela
mianakavy, zanaky Abirahama, izay nate-
raky Hagara vehivavy Ejipity, ankizi-va-
viny Saraha, ho any Abirahama:

13 Ary ireo no anarany ny zanaka-lahiny Isimaela, araky ny anarany, manaraky ny fireneny: ny lahi-matoany Isimaela, i Nebaiota, sy Kedara, sy Adibela, sy Mibisama,
14 Sy Misima, sy Dioma, ary Masa,
15 I Hadara, sy Tema, Ietiora, i Nafisa, ary Kedema:
16 Ireny no zanaka-lahiny Isimaela, ary ireny no anarany, araky ny tanànany, sy ny trano-fiarovany; andriana roa amby ny folo, araky ny fireneny.
17 Ary fito amby telo-polo amby zato taona no andro niainany Isimaela: dia niala-aina, ka maty, izy, dia nangonina tany amy ny olony izy.
18 Dia nonina izareo, hatrany Havila, ka hatrany Siora, izay manandrify any Ejipity, raha mankany Asiria: teo tandrifiny ny rahalahin-drehetra nitoerany.
19 Ary itoy no filazana any Isaka mianakavy, zanaky Abirahama: i Abirahama niteraka any Isaka:
20 Ary nahatratra efa-polo taona i Isaka, raha nampakatra an-DRebeka zanaka-vaviny Betioela zanaky Arama, tany Padana-arama, anabaviny Labana zanaky Arama.
21 Dia nangataka taminy Iehôvah Isaka, ho any ny vadiny, satria momba izy: ary rehefa nomeny Iehôvah azy izay nangatahiny, dia bevohoka i Rebeka vadiny.
22 Dia nifanosikia zaza roa teo an-kibony; ary hoy izy, Raha izany, nahoana no manao toy izao aho? Dia lasa hanadina aminy Iehôvah izy.
23 Ary hoy Iehôvah taminy, Firenena roa no eo an-kibonao, ary hisaraka hatrany an-kibonao vahoaka roa samihafa; ary ny vahoaka anankiray haherihery kokoa noho ny vahoaka anankiray; ary ny zoky hanompo ny zandry.
24 Ary rehefa tanteraka ny androny hiterahana, indro, nisy zaza kambana teo an-kibony.
25 Dia nivoaka mena ilehy voalohany, nanahaka fitafiam-be-volo ny tenan-drehetra; dia nataony ny anarany hoe i Esao.
26 Ary rehefa afak' izany, dia nivoaka kosa ny rahalahiny, ka nihiazony ny ombalahin-tongotry Esao ny tànany; dia nataony ny anarany hoe Iakôba: ary efa enim-polo taona Isaka, raha teraka izy mirahalahy.
27 Dia nitombo ireo zaza ireo: ary Esao lehilahy nahay nihiaza, lehilahy tia saha; ary Iakôba kosa lehilahy mpiasa be, ka nonina teo an-day.
28 Ary tiany Isaka i Esao, satria maminy izay no hazaina; f' i Rebeka kosa tia any Iakôba.
29 Ary nanao ro Iakôba: ary avy tany an-tsaha Esao, ka reraka izy:
30 Ary hoy Esao taminy Iakôba, Masìna hianao, omeo ho haniko io ro mena io, ry io ro mena io; fa reraka aho: izany no nanavany ny anarany hoe, i Edoma.
31 Ary hoy Iakôba, Amidio amiko andro any ny fizokianao.
32 Ary hoy Esao, Indro, efa ho faty aho: ka hataoko inona io fizokiana?
33 Ary hoy Iakôba, Mianiàna amiko andro any; dia nianiana taminy izy: ka namidiny taminy Iakôba ny fizokiany.
34 Ary Iakôba nanome any Esao mofo aman-dron-tsaramaso; dia nihinana sy nisotro izy, ka niaingia dia lasa nandeha izy. Izany no nanaratsiany Esao ny fizokiana.

## TOKO XXVI.

Ary nisy mosary teo amy ny tany, afa tsy ny mosary voalohany tamy ny androny Abirahama. Ary Isaka nankany aminy Abimeleka mpanjaky ny Filisitia, tany Gerara.
2 Dia niseho Iehôvah taminy, ka nanao hoe, Aza midina any Ejipity hianao; mitoera eo amy ny tany izay hambarako aminao.
3 Mivahinia eo aminy io tany io hianao, dia homba anao, sy hitahy anao Aho: fa homeko anao sy ny zanakao ireo tany rehetr' ireo; ka hefaiko ny fianianana izay nataoko taminy Abirahama rainao;
4 Dia hanamaro ny zanakao tahaky ny kintana amy ny lanitra Aho, ka homeko ny zanakao ireo tany rehetr' ireo, ary ny zanakao ho fitahiany ny firenen-drehetra any ambony ny tany;
5 Satria efa nihaino ny feoko i Abirahama, ka nitandriny ny fitandremako, ny didiko, ny teniko, ary ny lalàko.
6 Dia nitoetra tany Gerara Isaka:
7 Ary ny lehilahy teo aminy izany fonenan' izany nanontany ny vadiny: ary hoy izy kosa, Anabaviko izy: fa natahotra hanao hoe izy, Vadiko, fandroa, *hoy izy*, hamono ahy ny lehilahy eo aminy izany fonenan' izany noho i Rebeka; satria tsara-tarehy izy.

8 Ary rehefa nitoetr' ela teo izy, dia ni-
tsidikia teo am-baravaran-kely i Abimeleka
mpanjaky ny Filisitia, dia nahita, k' indro,
Isaka nilalao taminy Rebeka, vadiny.
9 Dia niantso any Isaka i Abimeleka, ka
nanao hoe, Indro, vadinao hiany izy: ka
nahoana no nataonao hoe, Anabaviko izy?
Ary hoy Isaka taminy, Satria hoy izaho
anakam-po, fandroa maty aho noho izy.
10 Ary hoy Abimeleka, Nahoana no na-
nao izany taminay hianao? mora nahazo
nandry tamy ny vadinao ny olona ananki-
ray, dia nitondra heloka taminay hianao.
11 Dia nandidy ny olon-drehetra i Abi-
meleka, ka nanao hoe, Izay mitsapa io lehi-
lahy io sa ny vadiny, dia maty tokoa izy.
12 Dia namafy izany tany izany Isaka,
ka nahazo zato heny taminy izay taona
izay: ary efa tahiny Iehôvah izy:
13 Dia nihialehibe ny lehilahy, dia nan-
droso, ka nitombo ambara-pahatonga ho
lehibe indrindra izy:
14 Fa nanana fananan' ondry, sy fananan'
omby, ary mpanompo maro be, izy: dia
nialona azy ny Filisitia.
15 Ary ny loharano rehetra izay no ha-
diny ny mpanompo an-drainy tamy ny an-
drony Abirahama rainy, no tampenany ny
Filisitia, ka no lelefan-tany ireny.
16 Ary hoy Abimeleka taminy Isaka,
Mialà aty aminay; fa mahery lavitra noho
izahay hianao.
17 Dia lasa niala teo Isaka, dia nanoriny
ny lainy teo an-dohasaha any Gerara, ka
nonina teo izy.
18 Dia nihiady ny loharano indray Isaka
izay voa hady tamy ny androny Abirahama
rainy, f' efa no tampenany ny Filisitia
ireny, rehefa maty Abirahama: dia na-
taony ny anarany ireny araky ny anarana
izay nomen-drainy.
19 Dia nihiady ny ankizi-lahiny Isaka
teo amy ny lohasaha, ka nahita loharano
velona teo izareo.
20 Dia niady ny mpiandri-omby any Ge-
rara tamy ny mpiandri-ombiny Isaka, ka
nanao hoe, Anay ny rano: ary ny anarany
ny loharano nataony hoe, i Eseka; satria
niady taminy izareo.
21 Dia nihiady loharano hafakoa izareo,
k' iny koa nifandirany: dia nataony ny
anarany hoe, i Sitina.
22 Dia nifindra teo izy, ka nihiady loha-
rano hafakoa indray; fa tsy mba nifandirany
ireny: dia nataony ny anarany hoe, i Re-
hobota; fa hoy izy, Efa nomeny Iehôvah
fitoerana malalaka ho antsikia ankehitriny,
dia hihiamaro eo amy ny tany isikia.
23 Dia niakatra teo hankany Beri-seba
izy.
24 Ary izany alin' izany nisehoany Iehô-
vah taminy, ka hoy Izy, Izaho no Andria-
manitry Abirahama rainao; aza matahotra,
fa homba anao Aho, sy hitahy anao, ary
hanamaro ny zanakao noho ny any Abira-
hama mpanompoko.
25 Dia nanao fivoadiana teo izy, dia nian-
tso ny anarany Iehôvah, ka nanoriny ny
lainy teo: ary nihiady loharano teo ny an-
kizi-lahiny Isaka.
26 Ary Abimeleka niala tany Gerara
hankany aminy, ary Ahozata anankiray
amy ny sakaizany, sy Fikiola mpifehy ny
miaramilany.
27 Ary hoy Isaka taminy, Nahoana no
mankaty amiko hianareo, f' efa halanareo
aho, ka nampandehaninareo aho, hiala ami-
nareo?
28 Ary hoy izareo, Efa hitanay marima-
rina fa momba anao Iehôvah: ary hoy
izahay, Aoky isikia ankehitriny hifampia-
niana, izahay sy hianao, ary aoky izahay
hanao fanekena aminao;
29 Mba tsy handratra anay hianao, ta-
haky ny tsy nitsapanay anao akory, ary ta-
haky ny tsy nanavanay na inona na inona
taminao, afa tsy soa hiany, f' efa nampan-
dehaninay anao soa aman-tsara. Hianao
ankehitriny efa no tahiny Iehôvah.
30 Dia nanasa azy izy, ka nihinana sy
nisotro izareo.
31 Dia nifoha maraina koa izareo, ka ni-
fampianiana: dia nampandeha azy Isaka,
ka niala taminy soa aman-tsara izareo.
32 Ary taminy izany andro izany, dia avy
ny ankizi-lahiny Isaka, ka nilaza taminy,
ny amy ny loharano izay efa no hadiny,
ka nanao taminy hoe, Efa nahita rano iza-
hay.
33 Dia nataony ny anarany hoe, i Seba:
izany no nanavany ny anarany ny tanàna
hoe, i Beri-seba, mandrak' andro any.
34 Ary efa velona efa-polo taona i Esao,
raha nampakatra any Iodita, zanaka-va-
viny Bery avy tamy ny Heta, sy Basemata,
zanaka-vaviny Elona avy tamy ny Heta:
35 Dia nampahory ny fanahiny Isaka sy
Rebeka ireny.

## TOKO XXVII.

ARY, rehefa antitra Isaka, ka pahina ny
masony, ka tsy nahita, dia niantso any Esao
lahi-matoany izy, ka hoy izy taminy, Ry
zanako: ary hoy izy taminy kosa, Inty aho.
2 Ary hoy izy, Indro ankehitriny, efa
antitra aho; tsy fantatro izay andro hahafa-
tesako:
3 Ary ankehitriny, masìna hianao, alao
ny fitofiranao, ny fitondrany ny zanatsipì-
kao, ary ny tsipìkao, ary mandehana any
an-tsaha, ka itondray haza aho;
4 Ary anavy hanim-py aho, toy izay
tiako, ary ento aty amiko mba ho haniko;
mba ho tsiofiny ny fanahiko rano hianao,
dieny tsy mbola maty aho.
5 Ary Rebeka nandre ny teniny Isaka
taminy Esao, zanani-lahy. Dia lasa nan-
kany an-tsaha i Esao haka haza mba ho
entiny.
6 Ary Rebeka niteny taminy Iakôba za-
nani-lahy, ka nanao hoe, Indro, efa reko ny
tenin-drainao taminy Esao rahalahinao, ma-
nao hoe,
7 Itondray haza aho, ka anavy hanim-py
aho mba ho haniko, dia hitsio-drano anao
aho eo anatrehany Iehôvah, dieny tsy mbola
maty aho.
8 Ary ankehitriny, ry zanako, araho ny
teniko, araky izay andidiako anao.
9 Mandehana ankehitriny any amy ny
osy mirai-dia, ka analao zanak' osy roa
tsara aho: dia hanao hanim-py ho an-drai-
nao aho, toy izay tiany:
10 Dia ho entinao any amin-drainao mba
ho haniny, mba hitsofany rano anao, dieny
tsy mbola maty izy.
11 Ary hoy Iakôba tamin-DRebeka re-
niny, Indro, i Esao rahalahiko lehilahy vo-
loina, ary izaho, lehilahy malambolambo:
12 Angamba hitsapa ahy ny raiko, dia ho
hitany toy ny mpanandoka aho; ary ho
tratra ozona, fa tsy tsio-drano, aho.
13 Ary hoy ny reniny taminy, Ho ahy,
anaka, ny ozonao: araho hiany ny teniko,
dia mandehana, itondray aho.
14 Dia lasa nandeha mba haka izy, ka
nitondra ho an-dreniny: dia nataon-dreniny
hanim-py toy izay tiany ny rainy.
15 Ary nalain-DRebeka ny lamba tsara
izay no tafiny Esao lahi-matoany, izay no
tehiriziny teo an-trano, ka nampitafiny
any Iakôba zanany faralahy:
16 Dia no fonosiny ny hodi-janak' osy ny
tànany, ambany ny malambolambo amy
ny vozony:
17 Dia natolony ny hanim-py, sy ny mofo
izay efa namboariny, tany an-tànany Iakôba
zanany.
18 Dia nankany amin-drainy izy, ka na-
nao hoe, Raiko: ary hoy izy kosa, Inty
aho; iza moa hianao, anaka?
19 Ary hoy Iakôba tamin-drainy, Izaho
no i Esao zanakao lahi-matoa; efa nataoko
araky izay no lazainao tamiko: masìna hia-
nao, miarena, dia mipetraha, ka hano ny ha-
zako mba ho tsiofiny ny fanahinao rano aho.
20 Ary hoy Isaka tamy ny zanany, Na-
nao ahoana no dia nahazo faingiana toy
izany hianao, anaka? Ary hoy izy, Satria
Iehôvah Andriamanitrao no nanome ahy.
21 Ary hoy Isaka taminy Iakôba, Ma-
sìna hianao, manatonà mba hitsapako anao,
anaka, na i Esao zanako tokoa hianao, na
tsia.
22 Ary Iakôba nanatona any Isaka rainy,
dia nitsapa azy izy, ka nanao hoe, Ny feo,
dia feony Iakôba, fa ny tànana, dia tànany
Esao.
23 Ary tsy nahafantatra azy izy, fa vo-
loina ny tànany tahaky ny tànany Esao ra-
halahiny: dia no tsiofiny rano izy.
24 Ary hoy izy, Hianao tokoa v' i Esao
zanako? ary hoy izy, Izaho *no izy*.
25 Ary hoy izy kosa, Ento aty amiko, ka
ho haniko ny hazany ny zanako, mba ho
tsiofiny ny fanahiko rano hianao. Ary nen-
tiny ho any aminy, ka no haniny: ary ni-
tondra divay ho azy izy, dia nisotro izy.
26 Ary hoy Isaka rainy taminy, Masìna
hianao, manatonà, ka manoroha ahy, anaka.
27 Dia nanatona izy, ka nanoroka azy:
dia nanimbolo ny fofony ny lambany izy,
ka nitsio-drano azy, ary hoy izy, Indro, ny
fofony ny zanako manahaky ny fofony ny
saha izay efa no tahiny Iehôvah:
28 Ary homen' Andriamanitra anao anie
ny andony ny lanitra, sy ny menaky ny
tany, ary vary sy divay betsaka:
29 Aoka hanompo anao anie ny olona
maro, ary hiondrikia aminao firenen-tsami-
hafa; aoka ho tompony ny rahalahinao
hianao, ary aoky ny zanaky ny reninao hion-
drikia aminao: hozonina izay rehetra ma-
nozona anao; ary ho tahina izay rehetra
misaotra anao.
30 Ary raha vao nitsio-drano any Ia-

kôba Isaka, ka vao nidify Iakôba teo anatrehany Isaka rainy, dia niditra i Esao rahalahiny avy nihiaza.
31 Dia nanao hanim-py izy kosa, ka nentiny ho amin-drainy, ary hoy izy tamin-drainy, Aoky hiarina ny raiko, ka hihinany ny hazany ny zanany, mba ho tsiofiny ny fanahinao rano aho.
32 Ary hoy Isaka rainy taminy, Iza moa hianao? Ary hoy izy, Izaho no i Esao zanakao lahi-matoa.
33 Ary nangovitra dia nangovitr' indrindra Isaka, ary hoy izy, Iza moa? aiza izay naka haza, ka nitondra taty amiko, ary efa nihinana taminy izany rehetr' izany aho, dieny tsy mbola tonga hianao, ka voa tsio-dranoko izy? eny, dia ho tahina izy.
34 Raha vao reny Esao ny tenin-drainy, nitomany dia nitomany mafy dia mafy indrindra izy, ary hoy izy tamin-drainy, Tsofy rano aho, dia izaho kosa, ry raiko.
35 Ary hoy izy, Avy nanandoka ny rahalahinao, ka nalainy ny tsio-dranonao.
36 Ary hoy izy, Tsy dia efa marina va ny anarany hoe, Iakôba? f' efa namingiana ahy indroa izy izao: ny fizokiako nalainy; ary, indro, ankehitriny efa nalainy ny tsio-dranoko. Dia hoy izy koa, Tsy nitahiry tsio-drano ho ahy va hianao?
37 Dia namaly Isaka, ka nanao taminy Esao hoe, Indro, efa nataoko ho tomponao izy, ary ny rahalahin-drehetra nomeko azy ho mpanompo: ary vary sy divay namelomako azy: ary ahoana no hataoko aminao ankehitriny, anaka?
38 Ary hoy Esao tamin-drainy, Tsio-drano iray hiany va no ananananao, ry raiko? tsofy rano aho, dia izaho kosa, ry raiko. Dia nanandratry ny feony, ka nitomany, i Esao.
39 Dia namaly Isaka rainy, ka nanao taminy hoe, Indro, ny menaky ny tany, sy ny andony ny lanitra avy any ambony, ho fonenanao.
40 Ary ny sabatrao no hivelomanao, ary ny rahalahinao ho tompoinao; ary dia ho avy ny andro raha hanapaka hianao, dia ho tapahinao ny fitondrany ho afaka amy ny vozonao.
41 Ary efa halany Esao i Iakôba, noho ny tsio-drano izay nataon-drainy taminy: dia hoy Esao anakam-pony, Manatona ny andro hisaonana an-draiko, dia ho vonoiko Iakôba rahalahiko.
42 Ary izany teniny Esao zanani-lahi-matoa, no lazaina tamin-DRebeka: dia naniraka mba hiantso any Iakôba zanany faralahy izy, ka nanao taminy hoe, Indro, mifaly hamono anao i Esao rahalahinao.
43 Ary ankehitriny, ry zanako, araho ny teniko; dia miaingià hianao, mandosira any aminy Labana anadahiko, any Harana:
44 Ary mitoera andro vitsy eo aminy, mandra-pahafaka ny fahatazerany ny rahalahinao;
45 Mandra-pahafaka ny fahatezerany ny rahalahinao aminao, ary ho hadinony izay nataonao taminy: dia haniraka, ka hampaka anao any aho: hataoko ahoana no hamoy anareo mirahalahy indrai-andro?
46 Ary hoy Rebeka taminy Isaka, Tsy tiako ho velona aho noho ny zanaka-vaviny Heta: raha mampaka-bady amy ny zanaka-vaviny Heta Iakôba, dia ireo zanaka-vavy tompon-tany, koa hataoko inona ny aiko?

## TOKO XXVIII.

DIA niantso any Iakôba Isaka, dia nitsio-drano azy, dia nananatra azy, ka nanao taminy hoe, Aza mampaka-bady amy ny zanaka-vaviny ny Kanana hianao.
2 Miaingià, mandehana any Padana-arama, any amy ny tranony Betioela rain-dreninao; dia alao vady any, amy ny zanaka-vaviny Labana, anadahin-dreninao.
3 Ary Andriamanitra Tsi-toha hitahy anao anie, ka hanamaro anao, sy hampitombo anao, mba ho olo-maro be hianao;
4 Ary hanome anao ny fitahiana any Abirahama, dia ho anao, sy ny zanakao miaraka aminao; mba handovanao ny tany izay ivahinianao, ilehy nomen' Andriamanitra any Abirahama.
5 Dia nampandeha any Iakôba Isaka: ka lasa izy hankany Padana-arama, any aminy Labana zanaky Betioela, olon-Arama, anadahin-DRebeka, reniny Iakôba sy Esao.
6 Ary rehefa hitany Esao f' efa nitsio-drano any Iakôba Isaka, k' efa nampandeha azy ho any Padana-arama, mba haka vady any; ary nony nitsio-drano azy, dia nananatra azy izy, ka nanao hoe, Aza maka vady amy ny zanaka-vaviny ny Kanana hianao;
7 Ary Iakôba nanaraky ny ray sy reniny, ka lasa nankany Padana-arama izy;
8 Ary rehefa hitany Esao, f' efa ratsy ny

zanaka-vaviny ny Kanana teo imasony
Isaka rainy;
9 Dia lasa i Esao hankany aminy Isi-
maela, dia nampakatra any Mahalata, za-
naka-vaviny Isimaela, zanaky Abirahama,
anabaviny Nebaiota, ho vadiny, hanampy
ny vady izay nananany.
10 Dia nivoaka tany Beri-seba Iakôba,
kn nandeha hankany Harana izy.
11 Dia tonga teo amy ny fitoerana anan-
kiray izy, ka nandry teo mandrak' alina, f'
efa maty ny masoandro: dia naka vato
taminy izany fitoeran' izany izy, ka na-
taony ho ondany, dia nandry teo aminy
izany fitoeran' izany izy.
12 Ary nanonofy izy, k' indro, tohatra
niorina tamy ny tany, ka nitehikia tamy ny
lanitra ny lohany: ary, indro, anjelin' An-
driamanitra niakatra sy nidina teo aminy.
13 Ary, indro, Iehôvah nijanona teo am-
boniny, ka hoy Izy, Izaho no Iehôvah An-
driamanitry Abirahama rainao, sy Andria-
manitry Isaka: ny tany izay andrianao no
homeko anao sy ny zanakao;
14 Ary hanahaky ny vovoka amy ny
tany ny zanakao; dia hiely any an-drefana,
sy any atsinanana, ary any avaratra, sy any
atsimo, hianao: ary hianao sy ny zanakao
no hitahiany ny olombelon-drehetra any
ambony ny tany.
15 Ary, indro, Izaho homba anao, ka
hiaro anao eo aminy izay làlan-kalehanao
rehetra, ary hampody anao indray ho aminy
itoy tany itoy; fa tsy handao anao Aho,
mandra-pataoko izay no lazaiko taminao.
16 Dia nifoha natory Iakôba, ka nanao
hoe, Ato aminy itoy fitoeran' itoy tokoa
Iehôvah; ka tsy fantatro.
17 Dia natahotra izy, ka nanao hoe, En-
drey mahatahotra itoy fitoeran' itoy! tsy
hafa itoy, afa tsy tranon' Andriamanitra,
ary vavahadiny ny lanitra itoy:
18 Dia niaingia maraina koa Iakôba, ka
naka ilehy vato izay nataony ho ondany, ka
nataony iny ho tsangam-bato, dia nanidin-
-tsolikia teo an-tampony izy.
19 Dia nataony ny anarany izany fitoeran'
izany hoe, i Betela, f' i Lioza no anarany
izany tanàn' izany fahiny.
20 Dia nivoady Iakôba, ka nanao hoe,
Raha tàhiny homba ahy Iehôvah Andria-
manitra, ka hiaro ahy aminy izao làlan-
-kalehako izao, ary hanome ahy mofo ho
haniko, sy lamba hitafiako,
21 Ka ho tonga soa aman-tsara any an-
-tranony ny raiko aho; dia Iehôvah no ho
Andriamanitro:
22 Ary io vato io, izay nataoko ho tsan-
gam-bato, ho tranon' Andriamanitra: ary
izay rehetra homenao ahy, dia homeko
anao tokoa ny fahafolony.

## TOKO XXIX.

Dia niaingia an-tongotra Iakôba, ka ton-
ga tany amy ny taniny ny zanaky ny atsi-
nanana.
2 Dia nijery izy, k' indro fantsakana
tany an-tsaha, ary, indro, ondry telo toko
nandry teo anilany; fa taminy izany fantsa-
kan' izany no nampisotroin' olona ny biby
mirai-dia: ary teo am-bavany ny fantsakana
ny vato lehibe.
3 Dia niangona teo ny biby mirai-dia rehe-
tra: ka nakisak' olona ny vato tamy ny va-
vany ny fantsakana, dia nampisotroiny ny
ondry, ka nakodiany ny vato indray tamy
ny vavany ny fantsakana ho amy ny fitoe-
rany.
4 Ary hoy Iakôba tamy ny olona, Ry
rahalahiko, avy taiza hianareo? Ary hoy
izareo, Avy tany Harana izahay.
5 Ary hoy izy taminy, Fantatrareo v' i
Labana, zanaka-lahiny Nahôra? Ary hoy
izareo, Fantatray hiany.
6 Ary hoy izy taminy, Tsara hiany v'
izy? Ary hoy izareo, Tsara hiany; ary,
indro, i Rahely zanani-vavy mankaty mi-
tondra ny ondry.
7 Ary hoy izy, Indro, mbola antoandro
hiany ny andro, tsy mbola omby amy ny
fotoana hamoriany ny biby; ampisotroy ny
ondry, dia mandehana, ka fahano.
8 Ary hoy izareo, Tsy azonay hatao, raha
tsy tafangona avokoa ny biby mirai-dia re-
hetra, ary raha tsy voa kisaka ny vato tamy
ny vavany ny fantsakana; dia vao hampi-
sotro ny ondry izahay.
9 Raha mbola niteny taminy izy, dia
tonga i Rahely mitondra ny ondrin-drainy:
fa mpiandry izy.
10 Ary rehefa hitany Iakôba i Rahely
zanaka-vaviny Labana anadahin-dreniny,
ary ny ondriny Labana anadahin-dreniny,
dia nanatona Iakôba, ka nanisaky ny vato
hiala amy ny vavany ny fantsakana, dia
nampisotro ny ondriny Labana anadahin-
-dreniny izy.

11 Ary nanoroka an-DRahely Iakôba,
dia nanandratry ny feony, ka nitomany.
12 Ary hoy Iakôba tamin-DRahely, fa
rahalahin-drainy izy, ary fa zana-DRebeka
izy: dia nihiazakazaka hilaza amin-drainy
izy.
13 Ary rehefa reny Labana ny teniny
Iakôba zanak' anabaviny, dia nihiazaka-
zaka hitsena azy izy, ka nisakambina azy,
dia norohany, ka nentiny ho any an-tra-
nony. Ary nilaza izany rehetr' izany ta-
miny Labana izy.
14 Ary hoy Labana taminy, Taolako sy
nofoko tokoa hianao. Dia nitoetra teo
aminy iray vola-mipaka izy:
15 Ary hoy Labana taminy Iakôba, Satria
rahalahiko hianao, koa hanompo ahy foana
va hianao? lazao amiko izay ho tambinao.
16 Ary Labana nanan' anaka roa vavy:
ny anarany ny zoky, i Lea, ary ny ana-
rany ny zandry, i Rahely.
17 Ary Lea malemi-maso; f' i Rahely
tsara-endrikia, ary tsara-tarehy.
18 Ary tiany Iakôba i Rahely; ka hoy
izy, Hanompo anao fito taona aho noho i
Rahely zanakao faravavy.
19 Ary hoy Labana, Aleoko homena anao
izy, toy izay homeko lehilahy hafa: tomo-
era ato amiko.
20 Dia nanompo fito taona Iakôba noho i
Rahely; ary efa toa andro vitsy hiany teo
imasony izany, noho ny fitiavany azy.
21 Ary hoy Iakôba taminy Labana, Aiza
ny vadiko, mba hidirako any aminy? f' efa
lany ny androko.
22 Ary Labana nampiangony ny olon-
-drehetra izay nitoetra teo aminy izany fo-
nenan' izany, ka nanao fanasana.
23 Ary nony hariva, dia naka any Lea
zanani-vavy izy, ka nentiny ho any aminy;
dia niditra tany aminy izy.
24 Dia nomeny Labana azy Zilipa ankizi-
-vaviny, dia ho any Lea zanani-vavy, ha-
nompo azy.
25 Ary nony efa maraina ny andro, indro,
i Lea izy: ary hoy *Iakôba* taminy Labana,
Nahoana no nanao izany tamiko hianao?
Tsy Rahely va no nanompoako anao? ka
nahoana no namitaka ahy hianao?
26 Ary hoy Labana, Tsy mety izany
araky ny fanaony ny taninay, hanome ny
zandry alohany ny zoky.
27 Tanteraho ny herinandrony, dia ho-
menay anao izy koa noho ny fanom-
poana izay hanompoanao ahy fito taona
indray.
28 Dia nataony Iakôba izany, ka no tan-
terahiny ny herinandrony: dia nomeny azy
Rahely zanani-vavy ho vadiny koa.
29 Dia nomeny Labana ho an-DRahely
zanani-vavy, i Biliha ankizi-vaviny, hanom-
po azy.
30 Dia niditra koa tany amin-DRahely
izy, ary tia an-DRahely izy bebe kokoa
noho any Lea, dia nanompo azy fito taona
indray izy.
31 Ary rehefa hitany Iehôvah, fa tsy tia
any Lea izy, dia nampanan' anaka azy Izy:
fa momba i Rahely.
32 Dia bevohoka i Lea, ka nitera-dahy,
dia nataony ny anarany hoe, i Riobena: fa
hoy izy, Efa nitsinjo ny alaheloko tokoa
Iehôvah: ary ankehitriny, dia ho tiany ny
vadiko aho.
33 Dia bevohoka indray izy, ka nitera-
-dahy; ary hoy izy, Satria nandre Iehôvah
f' efa tsy tiana aho, dia nomeny ahy ilehio
koa: dia nataony ny anarany hoe, i Si-
meôna.
34 Dia bevohoka indray izy, ka nitera-
-dahy; ary hoy izy, Ankehitriny izao, dia
hiray amiko ny vadiko, f' efa niteraka za-
naka-lahy telo ho azy aho: izany no nana-
vany ny anarany hoe, i Levy.
35 Dia bevohoka indray izy, ka nitera-
-dahy; ary hoy izy, Hidera any Iehôvah
aho ankehitriny: izany no nanavany ny
anarany hoe, Ioda; dia nitsaha-jaza izy.

## TOKO XXX.

Ary rehefa hitan-DRahely fa tsy niteraka
ho any Iakôba izy, dia nialonan-DRahely
ny rahavaviny; ary hoy izy taminy Ia-
kôba, Omeo zaza aho, fa maty aho raha
tsy misy izany.
2 Dia nirehitra ny fahatezerany Iakôba
tamin-DRahely: ka hoy izy, Solon' An-
driamanitra v' aho, Izay nanampiny ny ki-
bonao tsy hiteraka?
3 Ary hoy izy, Indro, i Biliha ankizi-va-
viko, midira any aminy; dia hiteraka eo
ambony ny lohaliko izy, mba hananako
anaka aminy.
4 Dia nomeny azy Biliha ankizi-vaviny
ho vadiny: dia niditra Iakôba tany aminy.
5 Dia bevohoka i Biliha, ka niteraka za-
naka-lahy ho any Iakôba.

6 Ary hoy Rahely, Efa nitsara ahy Andriamanitra, ary efa nandre ny feoko koa, ka nomeny zanaka-lahy aho: izany no nanavany ny anarany hoe, i Dana.
7 Dia bevohoka indray i Biliha ankizi-vavin-DRahely, ka niteraka zanaka-lahy faharoa ho any Iakôba.
8 Ary hoy Rahely, Raha nitolona koa aho, dia nitolona tamin-drahavaviko, ka dia nahery aho: dia nataony ny anarany hoe, i Nafitaly.
9 Ary rehefa hitany Lea, fa nitsaha-jaza izy, dia naka any Zilipa ankizi-vaviny izy, ka nanome azy ho vadiny Iakôba.
10 Dia niteraka zanaka-lahy i Zilipa, ankizi-vaviny Lea, ho any Iakôba.
11 Ary hoy Lea, Avy ny maro-miaraka: dia nataony ny anarany hoe, i Gada.
12 Dia niteraka zanaka-lahy faharoa i Zilipa, ankizi-vaviny Lea, ho any Iakôba.
13 Ary hoy Lea, Finaritra aho, fa hataony ny zanaka-vavin' olona hoe, finaritra aho: dia nataony ny anarany hoe, i Asera.
14 Ary lasa nandeha i Riobena tamy ny andro fijinjam-bary, dia nahita voantango tany an-tsaha, dia nentiny ho any Lea reniny. Ary hoy Rahely taminy Lea, Masìna hianao, anomezo ny voantangony ny zanakao aho.
15 Ary hoy izy taminy, Zavatra kely va no nangalanao ny vadiko? dia halainao koa va ny voantangony ny zanako? Ary hoy Rahely, Aoka àry handry aminao hiany izy rah'alina, noho ny voantangony ny zanakao.
16 Ary avy tany an-tsaha nony hariva Iakôba, dia nivoaka i Lea mba hitsena azy, ka hoy izy, Tsy maitsy miditra ato amiko hianao: fa voa tambiko ny voantangony ny zanako tokoa hianao. Dia nandry taminy iny alin' iny izy.
17 Ary Andriamanitra nihaino any Lea, dia bevohoka izy, ka niteraka zanaka-lahy fahadimy ho any Iakôba.
18 Ary hoy Lea, Efa nomen' Andriamanitra ny tambiko, satria nomeko ho any ny vadiko ny ankizi-vaviko: dia nataony ny anarany hoe, Isakara.
19 Dia bevohoka indray i Lea, ka niteraka zanaka-lahy fahenina ho any Iakôba.
20 Ary hoy Lea, Efa nanome ahy tolobohitra lehibe Andriamanitra; ankehitriny hitoetra amiko ny vadiko, f' efa niteraja enin-dahy ho azy aho: dia nataony ny anarany hoe, i Zebiolona.
21 Ary rehefa afak' izany, dia nitera-bavy izy, dia nataony ny anarany hoe, i Dina.
22 Dia nahatsiaro an-DRahely Andriamanitra, ka nihaino azy Andriamanitra, dia nampanan' anaka azy Izy.
23 Dia bevohoka izy, ka nitera-dahy; ary hoy izy, Efa nahafaky ny tsiniko Andriamanitra.
24 Dia nataony ny anarany hoe, Iôsefa; ka hoy izy, Hampiany Iehôvah zanaka-lahy hafakoa aho.
25 Ary, rehefa niteraka any Iôsefa i Rahely, dia hoy Iakôba taminy Labana, Ampandehano aho hankany amy ny fonenako, sy ny taniko.
26 Omeo ireo vadiko aman-janako, satria ireo no nanompoako anao, ary aoka handeha aho: fa fantatrao ny fanompoana izay nataoko taminao.
27 Ary hoy Labana taminy, Masìna hianao, raha nahita soa teo imasonao aho, *mitoera eto amiko*: efa hitako marimarina f' efa tahiny Iehôvah aho noho hianao.
28 Ary hoy izy, Lazao amiko ny tambinao, dia homeko anao.
29 Ary hoy izy taminy, Fantatrao izay nanompoako anao, sy ny toetry ny ombinao tato amiko.
30 Fa kely ny fananananao, dieny tsy mbola tonga aho, f' efa nitombo be dia be; ary efa nitahy anao Iehôvah hatrizay nahatongavako: ary ankehitriny, rahoviana aho no hihiary ho any ny eo an-tranoko kosa?
31 Ary hoy izy, Inona no homeko anao? Ary hoy Iakôba, Tsy hanome ahy na inona na inona hianao: raha hataonao amiko izao zavatr' izao, dia ho fahanako, *ka* handrasako indray ny ondrinao:
32 Handeha hitety ny ondrinao rehetra andro any aho, ka hanavaky ny biby voara sy sada rehetra, ary ny biby mavo rehetra, eo amy ny ondry, ary ny sada sy ny voara eo amy ny osy: ary ireny no ho tambiko.
33 Dia hanambara ahy ny fahamarinako amy ny andro ho avy, raha tonga hianao hizaha ny tambiko eo anatrehanao: izay rehetra tsy voara, ary tsy sada, eo amy ny osy, ary tsy mavo eo amy ny ondry, dia ho halatro izany.
34 Ary hoy Labana, Indro, hekeko izany araky ny teninao.

35 Dia navahany taminy izany andro
izany ny osi-lahy sadikia sy sada, ary ny
osi-vavy rehetra voara sy sada, izay rehetra
misy fotsy, ary ny mavo rehetra teo amy
ny ondry, ka natolony tany an-tànany ny
zanani-lahy.
36 Dia nasiany làlan-kateloana teo ane-
lanelany izy tena sy Iakôba: ary Iakôba
niandry ny ondriny Labana sisa nitoetra.
37 Dia nalainy Iakôba sampan-kazo maro
tamy ny hazo popilara maitso, sy tamy ny
hazo hazela, sy tamy ny hazo kesinota; ka
voa ofiny ireny ho fotsy, ka nasehony ny
fotsy izay teo amy ny sampan-kazo.
38 Dia nasiany ny sampan-kazo, izay voa
ofiny, teo tandrifiny ny ondry, teo anatiny
ny lakan-drano teo amy ny fisotroan-drano,
taminy izay nihiaviany ny ondry hisotro,
mba hitoharany, raha avy hisotro izareo.
39 Dia nitohatra ny ondry teo tandrifiny
ny sampan-kazo, ka niteraka ondry sadikia,
*sy* voara, ary sada, izareo.
40 Ary ny zanak' ondry navahany Iakôba,
ka nampanatrehany ny ondry tamy ny sa-
dikia, sy ny mavo rehetra, teo amy ny
ondriny Labana: ary natokany ny ondry ho
an-tena, ka tsy navelany hihiaro amy ny
ondriny Labana.
41 Ary, na oviana na oviana hitoharany
ny ondry mahery, dia napetraky Iakôba
ny sampan-kazo teo tandrifiny ny masony
ny ondry teo anatiny ny lakan-drano,
mba hitoharany teo anelanelany ny sam-
pan-kazo.
42 Fa raha nalemy ny ondry, tsy mba
nasiany teo: ka dia any Labana ny malemy,
ary any Iakôba ny mahery.
43 Dia nitombo harem-bevava ny lehi-
lahy, ka nanam-biby betsaka izy, ary ma-
ro ny ankizi-lahiny sy ny ankizi-vaviny,
ary ny angamenavavany, sy ny ampon-
drany.

## TOKO XXXI.

Dia nandre ny teniny ny zanaky Labana
izy, mifanao hoe, Efa nentiny Iakôba izay
rehetra nananan-draintsikia; ary izay na-
nanan-draintsikia nahazoany izany vonina-
hitra rehetr' izany.
2 Dia nijery ny tavany Labana Iakôba,
ary, indro, tsy mba nanao taminy tahaky
ny fahiny izy.
3 Ary hoy Iehôvah taminy Iakôba, Mi-
verena any amy ny taniny ny razanao sy ny
havanao; dia homba anao Aho.
4 Dia naniraka Iakôba, ka niantso an-
-DRahely sy Lea hankany an-tsaha ho amy
ny ondriny;
5 Ka hoy izy taminy, Hitako ny tavan-
-drainareo, fa tsy mba manao amiko taha-
ky ny fahiny; ary Andriamanitry ny raiko
nomba ahy.
6 Ary fantatrareo fa tamy ny heriko re-
hetra nanompoako ny rainareo.
7 Ary ny rainareo efa namitaka ahy,
k' efa nanova ny tambiko impolo: fa tsy
navelan' Andriamanitra hanao ratsy amiko
izy.
8 Raha nilaza izany izy, Ny voara rehetra
ho tambinao; dia niteraka voara ny biby
rehetra: ary raha nilaza izany izy, Ny sadi-
kia rehetra ho tambinao; dia niteraka sadi-
kia ny biby rehetra.
9 Ary nalain' Andriamanitra ny fananan-
-drainareo, ka nomeny ahy.
10 Ary rehefa omby amy ny andro izay
nitoharany ny ondry, dia nasandratro ny
masoko, ka hitako raha nanonofy aho, ary,
indro, sadikia, voara, sy sada ny ondri-lahy
izay nilomy ny ondri-vavy.
11 Ary hoy ny anjelin' Andriamanitra
tamiko, raha nanonofy aho, Ry Iakôba:
ary hoy izaho, Inty aho.
12 Ary hoy izy, Sandrato ankehitriny ny
masonao, ka jereo, fa sadikia, voara, sy
sada ny ondri-lahy rehetra izay milomy ny
ondri-vavy: f' efa hitako izay rehetra na-
taony Labana taminao.
13 Izaho Andriamanitry Betela, teo na-
nosoranao ny tsangam-bato, sy nivoadianao
tamiko: miaingià ankehitriny hiala aminy
itoy tany itoy, ka miverena any amy ny ta-
niny ny havanao.
14 Dia namaly Rahely sy Lea, ka nanao
taminy hoe, Mbola misy anjara, sa lova, ho
anay hiany va eo an-tranon-drainay?
15 Tsy nataony ho vahiny hiany v' iza-
hay? f' efa nivarotra anay izy, k' efa ni-
hinany ny volanay rehetra koa izy.
16 Fa ny haren-drehetra izay nalain' An-
driamanitra tamin-drainay, dia anay sy
any ny zanakay izany: ary ankehitriny
atavy izay rehetra no lazain' Andriamanitra
taminao.
17 Dia niaingia Iakôba, ka nampitainge-
nany ny angamenavava ny zanany amam-
-badiny;

18 Dia nitondra ny bibin-drehetra izy, ambany ny fananan-drehetra izay efa nahariny, dia ny biby fananany izay efa nahariny tany Padana-arama, mba hankany aminy Isaka rainy, any amy ny tany Kanana.

19 Ary Labana lasa nandeha hanety ny ondriny: ary nangalarin-DRahely ny sampin-drainy.

20 Dia nangala-dia taminy Labana olon--Arama Iakôba, satria tsy mba nanambara azy fa nandositra izy.

21 Dia nandositra ambany ny fananan--drehetra izy; dia niaingia izy, ka nita ny ony, dia nizotra hankany an-tendrombohitra Gileada.

22 Ary nony hateloan' andro, dia no lazaina taminy Labana f' efa nandositra Iakôba.

23 Dia nitondra ny rahalahiny homba azy izy, ka nanenjikia azy làlan-kafitoana; dia nahatratra azy teo an-tendrombohitra Gileada izy.

24 Dia nankeo aminy Labana olon-Arama Andriamanitra, raha nanonofy nony alina izy, ka hoy Izy taminy, Tandremo mba tsy hasianao teny Iakôba na soa na ratsy.

25 Dia tratrany Labana Iakôba. Ary Iakôba efa nanoriny ny lainy teo an-tendrombohitra: ary Labana sy ny rahalahiny nanorin-day teo an-tendrombohitra Gileada.

26 Ary hoy Labana taminy Iakôba, Nahoana no nanao izany hianao, no nangala--dia tamiko hianao, ka nitondra ny zanako--vavy, toy ny babo azon-tsabatra?

27 Nahoana no nandositra nangingina hianao, ka nangala-dia tamiko; ary tsy mba nilaza tamiko hianao, mba hampandehanako anao amy ny fifaliana sy ny hira, amy ny amponga, sy ny lokanga?

28 Ka tsy mba navelanao hanoroky ny zanako-lahy sy ny zanako-vavy aho? ankehitriny efa nanao adaladala hianao.

29 Manan-kery ny tànako hanao ratsy aminareo: fa Andriamanitry ny rainareo niteny tamiko omaly alina, ka nanao hoe, Tandremo mba tsy hasianao teny Iakôba na soa na ratsy.

30 Ary ankehitriny, raha mandeha tokoa hianao, satria mahamanina anao indrindra ny tranon-drainao, anefa nahoana no nangalarinao ireo andriamanitro ireo?

31 Dia namaly Iakôba, ka nanao taminy Labana hoe, Satria natahotra aho: fa hoy izaho, Angamba halainao an-kery amiko ny zanakao-vavy.

32 Eo aminy izay no hahitanao ireo andriamanitrao, aza mba ho velomina izy: eo anatrehany ny rahalahintsikia, fantaro izay mety ho anao ato amiko, ary ento ho anao. Fa tsy fantatry Iakôba f' efa nangalatry ireny Rahely.

33 Dia niditra i Labana teo an-dainy Iakôba, sy teo an-dainy Lea, ary teo an--dainy ny ankizy roa vavy; fa tsy hitany. Dia nivoaka teo an-dainy Lea, ka niditra teo an-dain-DRahely izy.

34 Ary Rahely nitondra ny sampy, ka nataony teo anatiny ny fitondran' entany ny angamenavava, dia nipetraka teo amboniny. Ary nitady Labana teo amy ny lay rehetra, fa tsy hitany.

35 Ary hoy izy tamin-drainy, Aza fady aho, tompoko, fa tsy mahazo mitsangana eo anatrehanao aho; satria manany ny fanaom-behivavy aho. Ary nitady izy, fa tsy nahita ny sampy.

36 Dia tezitra Iakôba, ka nifanditra taminy Labana: ary namaly Iakôba, ka nanao taminy Labana hoe, Inona no heloko? inona no otako no nanenjikia ahy mahery hianao?

37 F' efa nitady teo amy ny entako rehetra hianao, ka nahita inona eo amy ny zava-drehetra an-tranonao va hianao? apetraho eto eo anatrehany ny rahalahiko, sy ny rahalahinao, hitsarany antsikia roa lahy.

38 Izao roa-polo taona izao no nitoerako teo aminao; ny ondri-vavinao sy ny osi--vavinao tsy mba namotsotra, ary tsy mba nihinany ny ondri-lahiny ny ondrinao aho.

39 Izay voa viravira tsy mba nentiko ho aminao, efa no soloako hiany; nalainao tamy ny tànako izay nangalarin' andro, sy izay nangalarin' alina.

40 *Izany* no toetro; nony andro, matiny ny hain' andro aho, ary ny hatsikia nony alina; ary ny masoko tsy nahita tori--maso.

41 Izao roa-polo taona izao no nitoerako teo an-tranonao; efatra amby ny folo taona nanompoako anao, mba hahazoako ny zanakao mirahavavy, ary enin-taona, mba hahazoako ny bibinao: ary efa nanova ny tambiko impolo hianao.

42 Raha tsy nomba ahy ny Andriama-

nitry ny raiko, Andriamanitry Abirahama, sady Tahotry Isaka, dia nampandehaninao foana tokoa aho ankehitriny. Andriamanitra efa nitsinjo ny alaheloko sy ny asany ny tànako, k' efa nananatra *anao* omaly alina.

43 Dia namaly Labana, ka nanao taminy Iakôba hoe, Ireo zanaka-vavy ireo no zanako-vavy, ary ireo zanak' ireo no zanako; ary ireo ondry ireo no ondriko, ary izay rehetra hitanao, ahy avokoa ireny: ary ahoana no hataoko andro any amy ny zanako-vavy, sa amy ny zanany izay naterany?

44 Ary andeha isikia ankehitriny, aoky isikia hanao fanekena, izaho sy hianao; ary aoka hasiantsikia vavolombelona eo anelanelantsikia, izaho sy hianao.

45 Dia naka vato Iakôba, ka nataony ho tsangam-bato izany.

46 Ary hoy Iakôba tamy ny rahalahiny, Angony vato; dia naka vato izareo, ka nataony fanataovana: dia nihinana teo ambony ny fanataovana izareo.

47 Dia nataony Labana ny anarany hoe, Iegari-saha-diota; fa nataony Iakôba ny anarany hoe, i Galeda.

48 Ary hoy Labana, Io fanataovan' io no vavolombelona andro any eo anelanelantsikia. Izany no nanavany ny anarany hoe, i Galeda;

49 Sy Mizipa; fa hoy izy, Hiambina ahy sy anao Iehôvah, raha tsy mifankahita isikia.

50 Raha tàhiny hampahory ny zanako-vavy hianao, sa hanam-bady afa tsy ny zanako-vavy, tsy misy olona eto amintsikia; indro, Andriamanitra no ho vavolombelona eo anelanelantsikia.

51 Ary hoy Labana taminy Iakôba, Indro io fanataovan' io, ary indro io tsangam-bato io, izay nasiako teo anelanelantsikia, izaho sy hianao;

52 Ho vavolombelona io fanataovan' io, ary ho vavolombelona io tsangam-bato io, fa tsy mba hihoatr' io fanataovan' io ho aminao aho, ary fa tsy hihoatr' io fanataovan' io, sy io tsangam-bato io, ho amiko hianao, hanao ratsy.

53 Ny Andriamanitry Abirahama, dia Andriamanitry Nahôra, dia Andriamanitry ny rainy, hitsara antsikia anie. Ary ny Tahotry Isaka rainy no nianianany Iakôba.

54 Dia nanatitra fanalamboady tany an-tendrombohitra Iakôba, ka niantso ny rahalahiny mba hihinana mofo: dia nihinana mofo izareo, ka nitoetra tany an-tendrombohitra niloak'alina izareo.

55 Dia nifoha maraina koa i Labana, dia nanoroky ny zanani-lahy sy ny zanani-vavy, ka nitsio-drano azy: dia lasa nandeha i Labana mba hody amy ny fonenany.

## TOKO XXXII.

Ary Iakôba nandeha tamy ny làlan-kalehany, ary nitsena azy ireo anjelin' Andriamanitra.

2 Ary hoy Iakôba, rehefa hitany izareo, Miaramilan' Andriamanitra ireo: ary ny anarany izany fitoeran' izany nataony hoe, i Mahanaima.

3 Dia nanirak' olona Iakôba hialoha azy ho any aminy Esao rahalahiny, ho any amy ny tany Seira, fonenany Edoma.

4 Dia nandidy azy izy, ka nanao hoe, Izany ho lazainareo aminy Esao tompoko; Izany no teniny Iakôba mpanomponao, Efa nivahiny tany aminy Labana aho, ka nitoetra tany mandrak' ankehitriny:

5 Ary manan' omby, sy ampondra, ondry, sy ankizi-lahy, ary ankizi-vavy, aho: ary efa naniraka hilaza amy ny tompoko aho, hahitako soa eo imasonao.

6 Dia niverina ho any aminy Iakôba ny iraka, ka nanao hoe, Tonga tany aminy Esao rahalahinao izahay, ary avy izy kosa hitsena anao, mitondra olona efa-jato lahy momba azy.

7 Dia natahotr' indrindra Iakôba, ka veri-hevitra izy: dia nizara ny olona izay nomba azy, ary ny ondry, sy ny omby, ary ny angamenavava, ho roa toko izy;

8 Ka nanao hoe, Raha tonga amy ny toko anankiray i Esao, ka hamely izany, dia handositra ny toko anankiray izay mitoetra.

9 Ary hoy Iakôba, E rê Andriamanitry Abirahama raiko, dia Andriamanitry Isaka raiko, ry Iehôvah Izay efa nanao tamiko hoe, Miverena any amy ny taninao, sy any amy ny havanao, dia hanao soa aminao Aho:

10 Tsy tokony ho azoko ny kely indrindra amy ny famindram-po rehetra, sy ny fahamarinan-drehetra, izay nataonao tamy ny mponomponao; fa tamy ny tehiko hiany

no nitako io Ioridany io; ary efa tonga roa toko aho ankehitriny.
11 Mangataka aminao aho, vonjeo aho amy ny tànan-drahalahiko, dia amy ny tànany Esao: fa matahotra azy aho, fandroa ho avy izy, ka hamely ahy, *ambany* ny reny aman-janaka.
12 Ary Hianao nanao hoe, Hahasoa dia hahasoa anao Aho, ary hanamaro ny zanakao tahaky ny fasikia an-dranomasina, izay tsy azo hisaina noho ny hamaroany.
13 Dia nitoetra teo taminy izany alin' izany izy; ary naka taminy izay efa omby eo an-tànany, mba haterina ho any Esao rahalahiny:
14 Osi-vavy roan-jato, ary osi-lahy roa-polo, ondri-vavy roan-jato, ary ondri-lahy roa-polo,
15 Ary angamenavava ampianahany telo-polo, ombi-vavy efa-polo, ary ombi-lahy folo, ampondra-vavy roa-polo, ary zanak' ampondra folo.
16 Dia natolony tany an-tànany ny mpanompony, mitokanatokana ny isan-toko; ary hoy izy tamy ny mpanompony, Mandehana eo alohako, ary asivy anelanelana eo amy ny isan-toko.
17 Dia nandidy ny nialoha izy, ka nanao hoe, Raha hitsena anao i Esao rahalahiko, ka hanontany aminao, hoe, Aniza hianao? ary hankaiza moa hianao? ary aniza ireo eo alohanao ireo?
18 Dia hataonao hoe, Any Iakôba mpanomponao, ireo zavatra haterina ho any Esao tompoko: ary, indro, eo aorianay eo hiany izy.
19 Ary izany no nandidiany ny faharoa sy ny fahatelo, ambany izay rehetra nanaraka nitondra ny an-toko, ka hoy izy, Araky izany teny izany no ho lazainareo aminy Esao, raha hitanareo izy.
20 Ary lazao koa, Indro, Iakôba mpanomponao eo aorianay eo. Fa hoy izy, Hampifaly ny tavany aminy ireo zavatra mialoha ahy ireo aho, ary rehefa afak' izany, dia hahita ny tavany aho; angamba hankasitraka ahy izy.
21 Ka dia lasa nialoha azy ireny zava-naterin' ireny: ary izy tena nitoetra taminy izany alin' izany teo amy ny lay.
22 Dia nifoha taminy izany alin' izany izy, ka nitondra ny vadin-droa vavy, sy ny ankizin-droa vavy, ary ny zanani-lahy iraikia amby ny folo, dia nita *ny renirano* Iaboka tamy ny fitana izy.
23 Ary naka ireny izy, dia nampitainy ny renirano ireny, ka nampitainy izay nananany.
24 Dia nitoetra irery Iakôba; ary nisy lehilahy nitolona taminy, ambara-pahazava-ratsy ny andro.
25 Ary rehefa hitany fa tsy naharesy azy izy, dia nanendry ny foto-peny izy; dia nivikia ny foto-peny Iakôba, raha nitolona taminy izy.
26 Ary hoy izy, Avelao aho handeha, f' efa mazava-ratsy ny andro. Ary hoy izy kosa, Tsy havelako handeha hianao, raha tsy ho tahinao aho.
27 Ary hoy izy taminy, Iza moa no anaranao? Ary hoy izy, Iakôba.
28 Ary hoy izy, Tsy hatao hoe Iakôba intsony ny anaranao, f' Isiraely: fa nahery tamin' Andriamanitra, sy tamy ny olona, toy ny andriana, hianao, ary efa naharesy hianao.
29 Dia nanontany Iakôba, ka nanao hoe, Masìna hianao, lazao ny anaranao. Ary hoy izy, Nahoana no anontanianao ny anarako? Dia no tahiny teo izy.
30 Dia nataony Iakôba ny anarany izany fitoeran' izany hoe, i Peniela: F' efa nahita an' Andriamanitra nifanatrikia aho, ary voa aro ny aiko.
31 Dia niposaka ny masoandro teo aminy, raha niala tany Peniela izy, ka nikiotringiatringia ny feny.
32 Izany no tsy ihinanany ny zanaky Isiraely ny ozatra atodiakanga, izay eo amy ny foto-peny, mandrak' andro any: satria nanendry ny foto-peny Iakôba teo amy ny ozatra atodiakanga izy.

## TOKO XXXIII.

Dia nasandratry Iakôba ny masony, ka nijery izy, ary, indro, avy Esao, mitondra efa-jato lahy momba azy. Dia nizara ny zaza taminy Lea sy Rahely, ary tamy ny ankizy roa vavy, izy.
2 Dia nataony hialoha ny ankizy roa vavy ambany ny zanany, ary Lea ambany ny zanany hanarakaraka, ary Rahely sy Iôsefa ho farany.
3 Ary izy nandeha teo alohany, ka niankohoka impito, mandra-pahatongany eo akekiny ny rahalahiny, izy,

4 Dia nihiazakazaka hitsena azy Esao,
ka nisakambina azy, dia namihiny ny ten-
dany, ka nanoroka azy: dia nitomany izy
mirahalahy.
5 Dia nanandratry ny masony izy, ka
nahita ny vehivavy ambany ny zaza;
ary hoy izy, Iza moa ireo momba anao
ireo? Ary hoy izy kosa, Ny zaza izay no-
men' Andriamanitra ny mpanomponao.
6 Dia nanatona ny ankizi-vavy, izareo,
ambany ny zanany, ka niondrika izareo.
7 Dia nanatona koa i Lea ambany ny
zanany, ka niondrikia izareo: ary rehefa
afak' izany, dia nanatona Iôsefa sy Rahely,
ka niondrikia izareo.
8 Ary hoy izy, Inona no hevitrao aminy
ireo mirai-dia rehetr' ireo, izay nifanena ta-
miko? Ary hoy izy, Mba ho hitako soa
eo imasony ny tompoko.
9 Ary hoy Esao, Manam-be hiany aho,
ry rahalahiko; aoka ho anao izay mety ho
anao.
10 Ary hoy Iakôba, Masìna hianao, aza
*manao izany*: raha mahita soa eo imasonao
aho ankehitriny, dia raiso amy ny tànako
izay zavatra nateriko: satria efa hitako ny
tavanao, tahaky ny nahitako ny tavan' An-
driamanitra, k' efa sitrakao aho.
11 Masìna hianao, raiso ny saotro izay
nentina ho anao; f' efa niantra ahy An-
driamanitra, ka manam-be aho. Dia na-
nery azy izy, ka no raisiny.
12 Ary hoy izy kosa, Aoky hiaingia
isikia, ka handeha, dia hialoha anao aho.
13 Ary hoy izy taminy, Fantatry ny
tompoko, fa malemy ny zaza, ary misy
ondry sy omby mitohatra ato amiko; ary
raha ho korodonin' olona indrai-andro ireo,
dia maty avokoa ny biby rehetra.
14 Masìna hianao, aoky ny tompoko han-
deha eo alohany ny mpanompony: ary
izaho handeha miadana araky izay diany
ny omby izay eo alohako, sy ny diany ny
zaza, mandra-pahatongavako any amy ny
tompoko any Seira.
15 Ary hoy Esao, Masìna hianao, aoka
hamelako eo aminao olona izay momba
ahy. Ary hoy izy, Nahoana no *hataonao*
izany? Aoka hahita soa eo imasony ny
tompoko aho.
16 Dia niverina i Esao taminy izany an-
dro izany ho amy ny làlany mankany
Seira.
17 Ary Iakôba nankany Sokôta, dia na-
nao trano ho an-tena, ka nanao trano bongo
ho any ny bibiny: izany no nanavany ny
anarany ny fitoerana hoe, i Sokôta.
18 Dia nankany Salema Iakôba tanàna
any Sekema, izay eo an-tany Kanana, raha
avy tany Padana-arama izy; dia nanorin-
-day teo tandrifiny ny tanàna izy.
19 Dia no vidiny ny an-tsasaky ny saha,
izay nanorenany ny lainy, tamy ny zanaky
Hamôra rainy Sekema, ka nomeny vola
roan-jato.
20 Dia nanao fivoadiana teo izy, ka na
taony ny anarany hoe, i Eli-elohe-Isiraely.

## TOKO XXXIV.

Dia nivoaka i Dina zanaka-vaviny Lea,
izay naterany ho any Iakôba, mba hizaha
ny zaza-vaviny izany tany izany.
2 Ary rehefa nahita azy Sekema zanaky
Hamôra avy tamy ny Heva, andriandahiny
ny tany, dia naka azy izy, dia nandry ta-
miny, ka nandoto azy.
3 Dia nirekitra ny fanahiny taminy Dina
zanaka-vaviny Iakôba, ka tiany ny zaza-
-vavy, dia niteny soa tamy ny zaza-vavy
izy.
4 Dia niteny Sekema taminy Hamôra
rainy, ka nanao hoe, Alao ho ahy io zaza-
-vavy io ho vadiko.
5 Ary Iakôba nandre, f' efa nandoto any
Dina zanani-vavy izy: ary ny zanani-lahy
niandry ny bibiny tany an-tsaha; dia nan-
gina Iakôba mandra-pahatongany.
6 Dia nivoaka i Hamôra rainy Sekema
hankany aminy Iakôba, mba hiresaka
aminy.
7 Ary ny zanaky Iakôba avy tany an-
-tsaha, rehefa nandre izareo: dia nalahelo
ny lehilahy, ka tezitr' indrindra izareo,
satria efa nanao adaladala teo amy ny
Isiraely izy, no nandry tamy ny zanaka-
-vaviny Iakôba; fa tsy mety hatao izany.
8 Ary Hamôra niresaka taminy, ka
nanao hoe, Ny fanahiny Sekema zanako
miandrina amy ny zanakareo-vavy: ma-
sìna hianareo, omeo azy ho vadiny.
9 Ary atavy ny fifampivadiana aminay,
omeo ho anay ny zanakareo-vavy, ary alao
ho anareo ny zanakai-vavy.
10 Ary honina eo aminay hianareo: ary,
ny tany ho eo alohanareo; mitoera, dia
manava izay varotra eo, ka mahazoa fana-
nana eo hianareo.

11 Ary hoy Sekema tamy ny rainy sy
ny anadahiny, Aoka hahita soa eo imaso-
nareo aho, ary izay no lazainareo amiko no
hataoko.
12 Ambarao ahy ny tolobohitra sy ny
zavatr' omena na dia bevava aza, dia ho-
meko anareo araky izay ho lazainareo
amiko: fa omeo ahy lehy zaza-vavy ho
vadiko.
13 Ary fitaka namaliany sy nitenenany
ny zanaky Iakôba taminy Sekema sy Ha-
môra rainy, satria efa nandoto any Dina
anabaviny izy:
14 Ary hoy izareo taminy, Tsy mahazo
manao izany zavatr' izany izahay, hanome
ny anabavinay ho any izay tsy voa fora; fa
ho tsinay izany.
15 Izany hiany no hanekenay anareo:
Raha hanahaka anay hianareo, ka ho forana
ny lahy rehetra eo aminareo,
16 Dia homenay anareo ny zanakai-vavy,
ary ny zanakareo-vavy halainay ho anay
kosa, dia honina eo aminareo izahay, ka
ho firenena iray isikia.
17 Fa raha tsy hihaino anay hianareo,
mba ho forana, dia halainay ny zanakai-
-vavy, ka lasa handeha izahay.
18 Dia sitraky Hamôra sy Sekema, zana-
ky Hamôra, ny teniny.
19 Ary tsy mba nangatak' andro hanao
izany zavatr' izany lehy zatovo, satria efa
tia ny zanaka-vaviny Iakôba izy: ary izy
no malaza lavitra noho izay rehetra teo an-
-tranon-drainy.
20 Ary Hamôra sy Sekema, zanani-lahy,
nankeo amy ny vavahadiny ny tanànany,
dia niteny tamy ny lehilahy teo an-tanànany,
ka nanao hoe,
21 Ireo olon' ireo mila hihiavana amin-
tsikia; ary aoka honina eo amy ny tany
izareo, ka hanao varotra eo; ary ny tany,
indro, lehibe ampy ho azy; aoka ho vadin-
tsikia ny zanani-vavy, ary homentsikia azy
kosa ny zanatsikia ho vadiny.
22 Nefa izany hiany no hanekeny ny lehi-
lahy antsikia mba honina eo amintsikia ho
firenena iray, raha ho forana ny lahy rehe-
tra eo amintsikia tahaky izay namorana
azy.
23 Tsy ho antsikia va ny ombiny sy ny
fananany, ary ny bibin-drehetra? aoka ha-
neky azy hiany isikia, dia honina eo amin-
tsikia izareo.
24 Dia nihaino any Hamôra sy Sekema
zanany, izay rehetra nivoaka tamy ny va-
vahadiny ny tanànany; ka no forana ny
lahy rehetra izay nivoaka tamy ny vavaha-
diny ny tanànany.
25 Ary rehefa omby amy ny hatelo-
an'andro nony narary izareo; dia nitondra
sabatra iray avy ny zanaky Iakôba roa
lahy, Simeôna sy Levy anadahiny Dina,
dia niakatra sahisahy ho any an-tanàna, ka
no vonoiny ny lahy rehetra teo.
26 Ary Hamôra sy Sekema zanani-lahy
no vonoiny tamy ny lelan-tsabatra, dia
naka any Dina tamy ny tranony Sekema,
ka lasa nivoaka izareo.
27 Ny zanaky Iakôba nankeo amy ny
maty, ka namabo ny tanàna, satria efa nan-
doto ny anabaviny izareo.
28 Ny ondriny, sy ny ombiny, sy ny am-
pondrany, ary izay rehetra teo an-tanàna,
ambany izay rehetra tany an-tsaha nalainy
avokoa,
29 Ary ny fananan-drehetra, sy ny za-
nany madinikia rehetra, ary ny vadiny, no
samboriny, ka no baboiny, ambany izay re-
hetra teo an-trano.
30 Ary hoy Iakôba taminy Simeôna sy
Levy, Efa nampahory ahy hianareo, k' efa
nataonareo maimbo aho eo amy ny mpo-
nina amy ny tany, eo amy ny Kanana sy
ny Pereza: ary olom-bitsy aho, dia hian-
gona hamely ahy, ka hamono ahy izareo;
dia ho rava aho, izaho ambany ny mpiana-
kaviko.
31 Ary hoy izareo kosa, Mety va ha-
nao ny anabavinay toy ny mpijangajanga
izy?

## TOKO XXXV.

Ary hoy Andriamanitra taminy Iakôba,
Miaingià, miakara ho any Betela hianao,
ary monena eo: ary manava fivoadiana eo
ho an' Andriamanitra, Izay nisehoa taminao,
raha nandositry ny tavany Esao rahalahi-
nao hianao.
2 Ary hoy Iakôba tamy ny teo an-tranony
ambany izay rehetra nomba azy, Ario ireo
andriamanitra tsi-izy, izay eo aminareo,
dia madiova, ka ovao ny lambanareo:
3 Ary andeha hiaingia isikia, ka hiakatra
ho any Betela; ary hanao fivoadiana eo
aho ho an' Andriamanitra, Izay namaly
ahy tamy ny androny ny fahoriako, ary
nomba ahy tamy ny làlana izay nalehako.
4 Ary nanome any Iakôba ireny andria-

manitra tsi-izy rehetra izay teo an-tànany
izareo, ary ny havina izay teo amy ny sofiny;
dia nafeniny Iakôba ireny teo ambany
ny hazo voamboana, izay tany Sekema.
5 Dia lasa vandeha izareo: ary latsaka
ny tahotra an' Andriamanitra tamy ny tanàna
izay nanodidina azy, ka tsy mba nanenjiky
ny zanaky Iakôba izareo.
6 Dia tonga Iakôba tany Lioza, izay any
amy ny tany Kanana, i Betela izany, izy
ambany ny olon-drehetra izay nomba azy.
7 Dia nanao fivoadiana teo izy, ka nataony
izany fitoeran' izany hoe, i Eli-betela:
fa teo no nisehoan' Andriamanitra taminy,
raha nandositry ny rahalahiny izy.
8 Fa maty Debora mpitaiza an-DRebeka,
ka nalevina teo ambany Betela teo ambany
ny hazo voamboana; ary ny anarany nataony
hoe, i Aloni-bakiota.
9 Dia niseho Andriamanitra taminy Iakôba
indray, raha nivoaka tany Padana-arama
izy, ka nitahy azy Izy.
10 Ary hoy Andriamanitra taminy, Iakôba
no anaranao: tsy hatao Iakôba intsony
ny anaranao, f' Isiraely no ho anaranao:
dia nataony ny anarany hoe, Isiraely.
11 Ary hoy Andriamanitra taminy, Izaho
Andriamanitra Tsi-toha: mihiamaroa, ka
mitomboa hianao; firenena sy fokom-pirenena
no hiterakao, ary mpanjaka maro havoaky
ny kibonao;
12 Ary ny tany izay nomeko any Abirahama
sy Isaka, homeko anao, ary ho any
ny zanakao mandimby anao koa no homeko
ny tany.
13 Dia niakatra Andriamanitra ka niala
taminy, teo amy ny fitoerana izay niresahany
taminy.
14 Dia nataony Iakôba fanataovana teo
amy ny fitoerana izay niresahany taminy,
dia tsangam-bato; dia naidiny fanatitr' aidina
teo amboniny, ka naidin-tsolikia teo amboniny
koa.
15 Dia nataony Iakôba ny anarany ny
fitoerana, izay niresahan' Andriamanitra
taminy, hoe, i Betela.
16 Dia nandeha niala tany Betela izareo;
ary raha kely foana no làlan-kaleha hankany
Efirata, dia nihietsi-jaza i Rahely, ka
no sarotiny.
17 Ary raha no sarotiny izy, dia hoy ny
mpampivelona taminy, Aza matahotra hianao;
fa hanan' io zanaka-lahy io koa hianao.
18 Ary raha niala-aina izy, (fa maty izy)
dia nataony ny anarany hoe, i Benony: fa
nataon-drainy izy hoe, i Beniamina.
19 Dia maty Rahely, ka nalevina teo amy
ny làlana mankany Efirata, i Beti-lehema
izany.
20 Dia nataony Iakôba tsangam-bato teo
ambony ny fasany; dia tsangam-batony ny
fasan-DRahely, mandrak' andro any, izany.
21 Dia lasa nandeha Isiraely, ka nanoriny
ny lainy teo an-koatry Edera trano-fiarovana.
22 Ary raha nonina teo aminy izany tany
izany Isiraely, dia nandeha i Riobena
ka nandry taminy Biliha tokantranomasondrainy:
ary nandre Isiraely. Ary efa roa
amby ny folo lahy ny zanaky Iakôba:
23 Ny zanaky Lea; i Riobena, zanaky
Iakôba lahi-matoa, sy Simeôna, sy Levy,
sy Ioda, sy Isakara, ary Zebiolona:
24 Ny zana-DRahely; Iôsefa, sy Beniamina:
25 Ary ny zanaky Biliha, ankizi-vavin-DRahely;
i Dana, sy Nafitaly:
26 Ary ny zanaky Zilipa, ankizi-vaviny
Lea; i Gada, sy Asera: zanaky Iakôba
ireny izay naterany tany Padana-arama.
27 Dia lasa Iakôba hankany aminy Isaka
rainy ho any Mamire, any an-tanàna Ariba,
izany no i Hebirona, izay nivahiniany Abirahama
sy Isaka.
28 Ary efa valo-polo amby zato taona,
ny androny Isaka.
29 Dia niala-aina Isaka, ka maty izy, dia
nangonina tany amy ny olony, rehefa tratrantitra,
ka ela-velona izy, dia nandevina
azy Esao sy Iakôba, zanany.

## TOKO XXXVI.

ARY itoy no filazana any Esao mianakavy,
i Edoma izy.
2 I Esao nampaka-bady tamy ny zanaka-vaviny
ny Kanana; i Ada zanaky Elôna
avy tamy ny Heta, ary Aholibama zanaky
Ana, zanaka-vaviny Zibeona avy tamy ny
Heva;
3 Ary Basemata zanaky Isimaela, anabaviny
Nebaiota.
4 Dia niteraka any Elifaza ho any Esao
i Ada; ary Basemata niteraka any Rioela;
5 Ary Aholibama niteraka any Iosa, sy
Ialama, ary Kora: ireny no zanaky Esao,
izay naterany teo amy ny tany Kanana.
6 Dia nentiny Esao ny vadiny, sy ny za-

nani-lahy, sy ny zanani-vavy, sy ny olon-
-drehetra teo an-tranony, sy ny ombiny, sy
ny bibin-drehetra, ary ny fananan-drehetra,
izay efa nahariny teo amy ny tany Kana-
na; dia lasa hankany amy ny tany *hafa*,
mba handositra any Iakôba rahalahiny,
izy:
7 Fa bevava ny hareny, ka tsy mba naha-
rai-nonina izy mirahalahy; ary tsy ampy
ny tany izay nitoerany, satria be ny om-
biny.
8 Dia nonina tany an-tendrombohitra
Seira i Esao: i Esao no i Edoma.
9 Ary itoy no filazana any Esao miana-
kavy, rainy ny Edoma any an-tendrombo-
hitra Seira;
10 Ireo no anarany ny zanaky Esao; i
Elifaza zanaky Ada vadiny Esao, *ary*
Rioela zanaky Basemata vadiny Esao.
11 Ary ny zanaky Elifaza, i Temana, i
Omara, i Zefo, sy Gatama, ary Kenaza.
12 Ary Timina no tokantranomasony Eli-
faza zanaky Esao; ary niteraka any Ama-
leka ho any Elifaza izy: ireny no zanaky
Ada vadiny Esao.
13 Ary ireo no zanaky Rioela; i Nahata,
sy Zera, i Sama, sy Miza: ireny no zanaky
Basemata vadiny Esao.
14 Ary ireo no zanaky Aholibama za-
naka-vaviny Ana, zanaka-vaviny Zebio-
lona, vadiny Esao: ary niteraka any Ieosa,
sy Ialama, ary Kora, ho any Esao izy.
15 Ireo no andriandahy, zanaky Esao:
zanaky Elifaza lahi-matoany Esao; i Te-
mana andriandahy, i Omara andriandahy, i
Zefo andriandahy, i Kenaza andriandahy,
16 I Kora andriandahy, i Gatama andrian-
dahy, i Amaleka andriandahy: ireny no
andriandahy avy taminy Elifaza teo amy ny
tany Edoma; ireny no zanaky Ada.
17 Ary ireo no zanaky Rioela, zanaky
Esao; i Nahata andriandahy, i Zera andri-
andahy, i Sama andriandahy, i Miza andri-
andahy: ireny no andriandahy avy taminy
Rioela teo amy ny tany Edoma; ireny no
zanaky Basemata vadiny Esao.
18 Ary ireo no zanaky Aholibama, vadiny
Esao; Ieosa andriandahy, Ialama andri-
andahy, i Kora andriandahy: ireny no
andriandahy avy taminy Aholibama, zana-
ka-vaviny Ana, vadiny Esao.
19 Ireny no zanaky Esao, izay no i Edo-
ma, ary ireny no andriandahiny.
20 Ireo no zanaky Seira avy tamy ny
Hora, izay nonina teo amy ny tany, i Lota-
na sy Sobala, sy Zibeona, sy Ana,
21 Sy Disona, sy Ezera, ary Disana:
ireny no andriandahy avy tamy ny Hora,
zanaky Seira, teo amy ny tany Edoma.
22 Ary ny zanaky Lotana, i Hora sy He-
mama; ary Timina no anabaviny Lotana.
23 Ary ireo no zanaky Sobala; i Alivana,
sy Manahata, sy Ebala, i Sefo, sy Onama.
24 Ary ireo no zanaky Zibeona; i Aia sy
Ana: izany Ana izany nahita ny loharano
tany an-efitra, raha niandry ny ampon-
drany Zibeona rainy izy.
25 Ary ireo no zanaky Ana; i Disona,
ary Aholibama zanaka-vaviny Ana.
26 Ary ireo no zanaky Disona; i Hemi-
dana, sy Esibana, sy Itirana, ary Kerana.
27 Ireo no zanaky Ezera; i Bilihana, sy
Zavana, ary Akana.
28 Ireo no zanaky Disana; Ioza, sy
Arana.
29 Ireo no andriandahiny ny Hora; i Lo-
tana andriandahy, i Sobala andriandahy, i
Zibeona andriandahy, i Ana andriandahy,
30 I Disona andriandahy, i Ezera andri-
andahy, i Disana andriandahy: ireny no
andriandahiny ny Hora araky ny andri-
andahiny teo amy ny tany Seira.
31 Ary ireo no mpanjaka izay nanjaka
teo amy ny tany Edoma, dieny tsy mbola
nisy mpanjaka izay nanjaka tamy ny za-
naky Isiraely.
32 Dia nanjaka tany Edoma i Bela za-
naky Beora: ary Dinihaba no anarany ny
tanànany.
33 Ary maty Bela, dia nanjaka nan-
dimby azy Iobaba zanaky Zera avy tany
Bozira.
34 Ary maty Iobaba, dia nanjaka nan-
dimby azy Hiosama avy tamy ny tany
Temana.
35 Ary maty Hiosama, dia nanjaka nan-
dimby azy Hadada zanaky Bedada, izay
namely any Midiana tany an-tsaha any
Moaba: ary Avita no anarany ny tanà-
nany.
36 Ary maty Hadada, dia nanjaka nan-
dimby azy Samila avy tany Masereka.
37 Ary maty Samila, dia nanjaka nan-
dimby azy Saolo avy tany Rehobota eo ani-
lany ny ony.
38 Ary maty Saolo, dia nanjaka nan-
dimby azy Bali-hanana zanaky Akibora.
39 Ary maty Bali-hanana zanaky Aki-

bora, dia nanjaka nandimby azy Hadara: ary Pao no anarany ny tanànany; ary Mehetabela no anarany ny vadiny, zanaky Matreda zanaka-vaviny Mezahaba.
40 Ary ireo no anarany ny andriandahy avy taminy Esao, araky ny mpianakaviny, araky ny fonenany, manaraky ny anarany; i Timina andriandahy, i Aliva andriandahy, Ieteta andriandahy,
41 I Aholibama andriandahy, i Ela andriandahy, i Pinona andriandahy,
42 I Kenaza andriandahy, i Temana andriandahy, i Mibizara andriandahy,
43 I Magidiela andriandahy, Irama andriandahy: ireny no andriandahiny ny Edoma, araky ny fonenany teo amy ny taniny, fananany: i Esao no rainy ny Edoma.

## TOKO XXXVII.

ARY Iakôba nonina teo amy ny tany izay nivahiniany ny rainy, teo an-tany Kanana.
2 Itoy no filazana any Iakôba mianakavy. Efa fito amby ny folo taona Iôsefa, raha niandry ondry niaraka tamy ny rahalahiny izy; ary ny zaza niara-nitoetra tamy ny zanaky Biliha, sy zanaky Zilipa, vehivavin-drainy: ary Iôsefa nitati-bolana tamin-drainy.
3 Ary Isiraely tia any Iôsefa mihoatra noho ny zanan-drehetra, fa zanaky ny fahanterany izy: dia nanao lamba misoratsoratra ho tafiny izy.
4 Ary rehefa hitany ny rahalahiny, fa tiany ny rainy izy mihoatra noho ny rahalahin-drehetra, dia halany izy, ka tsy nety niteny soa taminy izareo.
5 Dia nanonofy Iôsefa, ka nambarany tamy ny rahalahiny; dia mainkia halany bebe kokoa izy.
6 Ary hoy izy taminy, Masìna hianareo, henoy ilehy nofy izay nofisiko:
7 Ary indro, namehy amboara tany an-tsaha isikia, ary, indro, nitsangana ny amboarako, ka nijoro; ary, indro, nitsangana manodidiny *ny ahy* ny amboaranareo, ka niondrikia tamy ny amboarako.
8 Ary hoy ny rahalahiny taminy, Hanjaka aminay tokoa va hianao? sa hanapaka anay tokoa va hianao? Ary mainkia halany bebe kokoa izy noho ny nofiny, sy ny teniny.
9 Dia nanonofy indray izy, ka nilaza izany tamy ny rahalahiny. Ary hoy izy, Indro, nanonofy indray aho; ary, indro, ny masoandro, sy ny volana, ary kintana iraik' amby ny folo, niondrikia tamiko.
10 Dia nambarany tamy ny rainy, sy tamy ny rahalahiny: dia nananatra azy ny rainy, ka nanao taminy hoe, Manao ahoana io nofy io, izay efa nofisinao? Ho avy tokoa v' aho sy ny reninao, ary ny rahalahinao, hiondrikia aminao hatramy ny tany?
11 Dia nialona azy ny rahalahiny; fa ny rainy nitandriny ny teny.
12 Ary lasa ny rahalahiny hiandry ny ondrin-drainy any Sekema.
13 Ary hoy Isiraely taminy Iôsefa, Tsy miandry ondry any Sekema va ny rahalahinao? avia mba hirahiko hankany aminy hianao. Ary hoy izy taminy, Inty aho.
14 Ary hoy izy taminy, Masìna hianao, mandehana hianao mba hizaha, na tsara hiany ny rahalahinao, ary na tsara toetra ny ondry, na tsia; ary miverena indray hilaza aty amiko. Dia naniraka azy hiala amy ny lohasahany Hebirôna izy, ka nankany Sekema izy.
15 Dia nahita azy lehilahy anankiray, ary, indro, nirenireny tany an-tsaha izy: dia nanontany azy ny lehilahy, ka nanao hoe, Inona no tadiavinao?
16 Ary hoy izy kosa, Ny rahalahiko no tadiaviko: masìna hianao, lazao amiko izay iandrasany ny ondriny.
17 Ary hoy ny lehilahy, Efa niala teto izareo; f' efa reko izareo nanao hoe, Andeha isikia hankany Dotana. Dia lasa Iôsefa nanaraky ny rahalahiny, ka nahita azy tany Dotana.
18 Ary rehefa nahita azy eny lavidavitr' eny izareo, dieny tsy mbola nanakeky azy izy, dia nirai-tetikia hamono azy izareo.
19 Dia nifampilaza hoe izareo, Indro, avy lehy mpanonofy.
20 Ary andeha isikia ankehitriny, ary aoka ho vonointsikia, ka hariantsikia any an-davaka anankiray izy; ary aoka ho lazaintsikia hoe, Efa lany izay biby ratsy izy: ary aoka ho hitantsikia fa hanao ahoana ny nofiny.
21 Ary rehefa nandre i Riobena, dia namonjy azy tamy ny tànany; ka nanao hoe, Aza mamono azy isikia.
22 Ary hoy Riobena taminy, Aza mandatsa-dra hianareo, atsipio eo anatiny io lavak' io izay aty an-efitra izy, ary aza mba ho vonoiny ny tànanareo izy: mba ha-

monjeny azy tamy ny tànany, hitondrany
azy any amin-drainy indray.
23 Ary rehefa tonga Iôsefa tany amy ny
rahalahiny, dia nanala akanjo any Iôsefa
izareo, dia ny akanjo misoratsoratra izay
no tafiny;
24 Dia nalainy, ka natsipiny teo an-da-
vaka izy: ary ny lavaka dia foana, tsy
nisy rano.
25 Ary nipetraka hihinan-kanina izareo,
dia nanandratry ny masony, ka nahita:
ary, indro, irai-toko avy tamy ny Isimaela,
avy tany Gileada, ambany ny angamena-
vavany mitondra zava-manitra, sy ditin-
-kazo, balima, sy miora, izay entiny hidina
any Ejipity.
26 Ary hoy Ioda tamy ny rahalahiny,
Hanan' inona v' isikia, raha ho vonointsikia
ny rahalahintsikia, ka hafenintsikia ny rany?
27 Andeha isikia hivarotra azy amy ny
Isimaela, ary aoky tsy hanendry azy ny
tànantsikia; fa rahalahintsikia ama-nofon-
tsikia izy. Dia naneky ny rahalahiny.
28 Dia nandalo teo lehilahy mipivarotra
avy tamy ny Midiana; dia nanala, ka
nampiakatra any Iôsefa tamy ny lavaka
izareo, ka namidiny vola roa-polo tamy ny
Isimaela Iôsefa: dia nitondra any Iôsefa
tany Ejipity ireny.
29 Dia niverina hankeo amy ny lavaka
i Riobena; ary, indro, tsy teo an-davaka
Iôsefa: dia nandriatry ny lambany izy.
30 Dia niverina ho amy ny rahalahiny
izy, ka nanao hoe, Ny zaza tsy eo, ary
izaho, hankaiza aho?
31 Dia naka ny akanjony Iôsefa izareo,
ka namono zanak' osy, ka natsoboky ny
akanjo tamy ny ra;
32 Dia nitondra ny akanjo misoratsoratra
izareo, ka nentiny ho any amy ny rainy;
ary hoy izareo, Itoy no efa hitanay: ary
fantaro na ankanjony ny zanakao io, na tsia?
33 Dia fantany, ka hoy izy, Akanjon-
-janakao io; efa lany izay biby ratsy izy:
voa viravira tokoa Iôsefa.
34 Dia no triariny Iakôba ny lambany,
dia nitafy lamba fisaonana tamy ny vaniany,
ka nisaona ny zanany andro maro izy.
35 Dia nitsangana ny zanani-lahy rehe-
tra sy ny zanani-vavy rehetra, mba hampi-
faly azy; fa tsy nety nifaly izy: ary hoy
izy, Fa hitomany aho, ka hidina any am-
-pasana, any amy ny zanako. Dia nitomany
azy ny rainy.
36 Ary ny Midiana nivarotra azy tany
Ejipity taminy Pôtifara manamboninahi-
tra, mpifehy ny mpiambina any Farao.

## TOKO XXXVIII.

Dia nidi-niala tamy ny rahalahiny taminy
izany andro izany Ioda, ka nankany amy
ny olon-Adolama, ary Hira no anarany.
2 Ary teo nahitany Ioda zanaka-vavin'
olon-Kanana, ary Sioa no anarany; dia
nampakatra azy izy, ka niditra teo aminy.
3 Dia bevohoka izy, ka nitera-dahy; ary
ny anarany nataony hoe, i Era.
4 Dia bevohoka indray izy, ka nitera-
-dahy; ary ny anarany nataony hoe, i
Onana.
5 Dia bevohoka hiany indray izy, ka ni-
tera-dahy; ary ny anarany nataony hoe,
i Sela: ary nitoetra tany Keziba *Ioda*, raha
niteraka azy ny vadiny.
6 Dia naka vady Ioda ho any Era lahi-
-matoany, ary Tamara no anarany.
7 Ary efa ratsi-fanahy teo imasony Iehô-
vah i Era lahi-matoany Ioda; ka no vo-
noiny Iehôvah izy.
8 Ary hoy Ioda taminy Onana, Midira
any amy ny vadin-drahalahinao, dia ento
loloha izy, ka manangàna anaka ho an-
-drahalahinao.
9 Ary efa fantatry Onana fa tsy hety ho
azy ny zaza: ary raha niditra tamy ny va-
din-drahalahiny izy, dia nandoto-tena teo
ambony ny tany, fandroa hanome zanaka
ho an-drahalahiny izy.
10 Ary efa ratsy teo imasony Iehôvah
izay nataony: dia no vonoiny koa izy.
11 Ary hoy Ioda taminy Tamara vinan-
toni-vavy, Tomoera mpitondra-tena eo an-
-tranon-drainao, mandra-palehibe i Sela za-
nako-lahy: (fa hoy izy, Fandroa maty
koa izy tahaky ny rahalahiny,) dia nan-
deha i Tamara, ka nitoetra teo an-tranon-
-drainy.
12 Ary rehefa ela, dia maty ny zanaka-
-vaviny Sioa, vadiny Ioda; ary rehefa
nampifalina Ioda, dia niakatra tamy ny
mpaneti-ondriny tany Timinata izy, sy
Hira olon-Adolama sakaizany.
13 Dia nambara taminy Tamara, ka na-
tao hoe, Indro, ny rafozanao miakatra ho
any Timinata hanety ny ondriny.
14 Dia nanala ny lamba mpitondra-tena
izy, ka nisarona fisalobonana izy, dia ni-

fono lamba izy, ka nipetraka teo an-kazavana tamoron-dàlana mankany Timinata; satria efa hitany f' efa lehibe i Sela, ary tsy mbola nomena azy ho vadiny izy.
15 Rehefa hitany Ioda izy, dia nataony fa mpijangajanga izy; satria voa sarona ny tavany.
16 Dia nivily tany an-dàlana, hankeo aminy, izy, ka nanao hoe, Masìna hianao, aoky hiditra aminao aho; (satria tsy fantany fa vinantony izy.) Dia hoy izy kosa, Inona no homenao ahy, hidiranao amiko?
17 Ary hoy izy, Hateriko zanak' osy avy amy ny mirai-dia. Dia hoy izy kosa, Homenao fampitànana v' *aho*, mandra-panatitrao *iny*?
18 Ary hoy izy, Inona no fampitànana homeko anao? Ary hoy izy, Ny feranao, sy ny habanao, ary ny tehinao izay eo an-tànanao. Dia nomeny azy *ireny*, dia niditra taminy izy, ka bevohoka taminy izy.
19 Dia niaingia, ka lasa nandeha izy, dia nanala ny fisalohonana izay no tafiny, ka nitafy ny lamba mpitondra-tena izy.
20 Dia nampitondrainy Ioda ny zanak' osy tamy ny tànany ny olon-Adolama sakaizany, hanalany ny fampitànana tamy ny tànany lehy vehivavy, fa tsy nahita azy izy.
21 Dia nanontany ny olona teo amy ny fonenany ny vehivavy izy, ka nanao hoe, Aiza moa ikiala-janga izay nitoetra teo amoron-dàlana an-kazavana? Ary hoy izareo, Tsy nisy ikiala-janga teto.
22 Dia niveri-nankany aminy Ioda izy, ka nanao hoe, Tsy mba nahita azy aho; ary hoy ny olona teo aminy izany fonenan' izany, fa tsy nisy ikiala-janga teo.
23 Ary hoy Ioda, Aoka ho entiny ho azy, fandroa ho menatra isikia: indro, efa nateriko io zanak' osy io, ary hianao tsy mba nahita azy.
24 Ary rehefa afaka telo volana, dia nambara taminy Ioda, ka natao hoe, Efa nijangajanga i Tamara vinanto-vavinao; ary koa, indro, efa bevohoka tamy ny fijangajangana izy. Ary hoy Ioda, Avoahy izy mba hodorana.
25 Ary rehefa navoaka izy, dia naniraka tany amin-drafozany izy, ka nanao hoe, Ny lehilahy izay tompony ireo no nahabevohoka ahy: dia hoy izy, Masìna hianao, fantaro, aniza ireo fera sy haba ary tehina ireo.
26 Dia naneky Ioda, ka nanao hoe, Mahitsihitsy kokoa noho izaho izy; satria tsy nomeko any Sela zanako izy. Dia tsy nahalala azy intsony izy.
27 Ary tamy ny andro nahaterahany, indro, nisy zaza kambana teo an-kibony.
28 Ary raha niteraka izy, dia nivoaka tànana anankiray, ary naka kifehy mena ny mpampivelona, dia nafehiny taminy lehy tànana, ka nanao hoe, Itoy no nivoaka voalohany.
29 Ary rehefa nahemony ny tànany, indro, nivoaka ny rahalahiny: ary hoy *ny mpampivelona*, Ahoana no nitresahanao! aoka ho aminao ny tresaka: dia nataony ny anarany hoe, i Fareza.
30 Ary rehefa afak' izany, dia nivoaka ny rahalahiny, izay nanany ny kifehy mena tamy ny tànany: dia nataony ny anarany hoe, i Zara.

## TOKO XXXIX.

Ary Iôsefa nampidinina ho any Ejipity; dia nividy azy Pôtifara lehilahi-Ejipity manamboninahitra, mpifehy ny mpiambina any Farao, tamy ny tànany ny Isimaela, izay nitondra azy nidina tany.
2 Dia nomba any Iôsefa Iehôvah, ka lehilahy nambinina izy, dia nitoetra teo an-tranon-dehilahi-Ejipity tompony izy.
3 Ary efa hitany ny tompony fa nomba azy Iehôvah, ka nambininy Iehôvah izay rehetra nataony ny tànany;
4 Dia nahita soa Iôsefa teo imasony, dia nanompo azy: ka nataony ho mpitandriny ny tranony, ary izay rehetra nety ho azy natolony tany an-tànany.
5 Ary hatraminy izay nanavany azy mpitandriny ny tranony ambany izay rehetra nety ho azy, dia no tahiny Iehôvah ny tranon-dehilahi-Ejipity noho ny any Iôsefa; ary ny fitahiany Iehôvah nitoetra teo aminy izay rehetra nety ho azy, na tany an-trano, na tany an-tsaha.
6 Dia navelany izay rehetra nety ho azy tany an-tànany Iôsefa; ary tsy nahalala na inona na inona izy, afa tsy izay zavatra no haniny. Ary tsara-tarehy Iôsefa, ka tsara-endrikia.
7 Ary rehefa afak' izany zavatr' izany, dia natopiny ny vadiny ny tompony ny masony hijery any Iôsefa; ary hoy izy, Mandria amiko.
8 Dia nandà izy, ka nanao tamy ny va-

diny ny tompony hoe, Indro, ny tompoko
tsy mba mahalala izay ato amiko an-trano,
ary efa natolony teo an-tànako izay rehe-
tra mety ho azy:
9 Tsy misy lehibe mihoatra ahy ato an-
-trano ato; ary tsy misy zavatra narovany
tamiko, afa tsy hianao hiany, satria vadiny
hianao: dia hataoko ahoana no hanao izany
ratsy lehibe izany, ka hanota amin' Andria-
manitra?
10 Ary na dia niteny taminy Iôsefa isan'
andro izy, dia tsy nety nihaino azy mba
handry aminy, na hitoetra aminy, izy.
11 Ary tamy ny andro anankiray nidirany
Iôsefa teo an-trano hanavany ny raharaha-
ny; ary sendra tsy nisy tompon-trano na
iray akory teo an-trano.
12 Dia nihiazona azy tamy ny lambany
izy, ka nanao hoe, Mandria amiko: ary
navelany *Iôsefa* ny lambany teny an-tàna-
ny, dia nandositra izy, ka lasa nivoaka
tany ala-trano.
13 Ary rehefa hitany fa navelany ny lam-
bany teny an-tànany, ka lasa nandositra
tany ala-trano izy,
14 Dia niantso ireny lehilahy tompon-
-trano izy, ka nilaza taminy, hoe, Indro, efa
nampiditra tato amintsikia io Hebirio io
hihiomehy antsikia izy: niditra tamiko mba
handry amiko izy, ka niantso tamy ny feo
mahery aho:
15 Ary rehefa nandre izy fa nanandratry
ny feoko, ka niantso aho, dia navelany ny
lambany teo anilako, dia nandositra izy,
ka lasa nivoaka tany ala-trano.
16 Dia nampitoeriny ny lambany teo ani-
lany, mandra-pahody ny tompony.
17 Dia nilaza taminy izy, araky ireo teny
ireo, ka nanao hoe, Niditra tamiko io mpa-
nompo Hebirio io, izay nentinao ho amin-
tsikia, mba hihiomehy ahy:
18 Ary rehefa nanandratry ny feoko, ka
niantso aho, dia navelany ny lambany teo
anilako, ka nandositra tany ala-trano izy.
19 Ary rehefa reny ny tompony ny te-
niny ny vadiny, izay niteny taminy, ka
nanao hoe, Araky ireo teny ireo nataony ny
mpanomponao tamiko, dia nirehitra ny fa-
hatezerany.
20 Dia nampaka azy ny tompony Iôsefa,
ka nataony teo an-trano-maizina, fitoerana
izay namatorany ny mpifatotra izay efa
nanota tamy ny mpanjaka: dia nitoetra teo
an-trano-maizina izy.
21 Ary Iehôvah nomba any Iôsefa, dia
namindra-fo taminy, ka nataony hahita soa
eo imasony ny mpiandry ny trano-maizina
izy.
22 Dia natolotry ny mpiandry ny trano-
-maizina tany an-tànany Iôsefa ny mpifa-
totra rehetra izay teo an-trano-maizina;
ary ny zava-drehetra natao teo, izy no
nampanao.
23 Ny mpiandry ny trano-maizina tsy
mba nitandrina na inona na inona izay efa
omby an-tànany; satria nomba azy Iehôvah,
ary nambininy Iehôvah izay nataony.

## TOKO XL.

Ary rehefa afak' izany zavatr' izany, dia
nanota ny mpampisotro ny mpanjaka any
Ejipity, sy ny mpanao nahandro, tamy ny
mpanjaka any Ejipity, tompony.
2 Dia tezitr' indrindra i Farao tamy ny
manamboninahitra roa lahy, dia tamy ny
mpifehy ny mpampisotro, sy ny mpifehy
ny mpanao nahandro.
3 Dia nasainy hafatotra izy roa lahy teo
an-tranony ny mpifehy ny mpiambina, teo
anatiny ny trano-maizina, ilehy fitoerana
izay namatorana any Iôsefa.
4 Dia nanendry any Iôsefa ny mpifehy
ny mpiambina hitandrina azy roa lahy, ka
nanompo azy izy: ary rehefa nitoetra andro
sasany teo amy ny trano famatorana izareo;
5 Dia nanonofy izy roa lahy indrai-alina,
samy manany ny nofiny avy, araky ny
filazany ny nofiny avy, ny mpampisotro sy
ny mpanao nahandrony ny mpanjaka any
Ejipity, izay voa fatotra teo amy ny trano-
-maizina.
6 Dia niditra Iôsefa tany aminy nony
maraina ny andro, ka nijery azy roa lahy,
ary indro, nalahelo izareo.
7 Dia nanontany ny manamboninahitra
any Farao izay niara-nifatotra taminy teo
an-tranony ny tompony izy, ka nanao hoe,
Nahoana no malahelo hianareo andro any?
8 Ary hoy izareo taminy, Nanonofy iza-
hay, ary tsy misy hilaza ny heviny. Ary
hoy Iôsefa taminy, Tsy avy amin' Andria-
manitra va ny filazany ny hevitry *ny nofy*?
Masìna hianareo, ambarao ahy.
9 Dia nambarany ny mpifehy ny mpam-
pisotro ny nofiny taminy Iôsefa, ka hoy
izy taminy, Teo amy ny nofiko, indro,
*nisy* tahom-boaloboka teo anatrehako;

10 Ary ny tahom-boaloboka nanan-tsam-
pany telo: toa nitsomoka, ka niposaka ny
voniny; *ary* ny sampahony nahavokatra
voaloboka masaka.
11 Ary ny kapoaka any Farao teny an-
-tànako; dia nalaiko ny voaloboka, ka no
fiazako ho amy ny kapoaka any Farao
ireny, dia natolotro tany an-tànany Farao
ny kapoaka.
12 Ary hoy Iôsefa taminy, Itoy no he-
viny: Hateloan' andro no sampany telo.
13 Amy ny hateloan' andro no hanan-
dratany Farao ny lohanao, sy hampodiany
anao ho any amy ny tokotaninao: dia ha-
tolotrao ny kapoaka any Farao any an-
-tànany tahaky ny fanao fahiny, raha nam-
pisotro azy hianao.
14 Fa tsarovy aho, raha hahita soa hia-
nao, ka iantrao aho, masìna hianao, dia
lazao aminy Farao aho, ka avoahy aminy
itoy trano itoy aho;
15 Fa nangalarina tokoa aho tamy ny
taniny ny Hebirio; ary tety koa, tsy mba
nanao izay tokony hasiana ato an-davaka
aho.
16 Ary rehefa hitany ny mpifehy ny
mpanao nahandro, fa tsara ny filazany, dia
hoy izy taminy Iôsefa, Izaho koa nanonofy,
k' indro, nilolola karaba telo feno ampempa
aho:
17 Ary nisy teo anatiny ny karaba am-
bony indrindra nahandro samihafa rehetra
voa endy ho any Farao; ary ny vorona
nihinany izay teo anatiny ny karaba, izay
no lolohaviko.
18 Dia namaly Iôsefa, ka nanao hoe,
Itoy no heviny: Hateloan' andro no karaba
telo:
19 Amy ny hateloan' andro no hanandra-
tany Farao ny lohanao ho afaka aminao,
sy hampihiantonany anao amy ny hazo,
dia ho haniny ny vorona ny nofonao
aminao.
20 Ary ny andro fahatelo nihierenan-taona
nahaterahany Farao, dia nanao fanasana ho
any ny mpanompon-drehetra izy: ka na-
nisa ny mpifehy ny mpampisotro, sy ny
mpifehy ny mpanao nahandro, teo amy ny
mpanompony izy.
21 Dia nampodiny ny mpifehy ny mpam-
pisotro ho amy ny fampisotroany indray;
dia nanolotry ny kapoaka tany an-tànany
Farao izy:
22 Fa nampihiantony ny mpifehy ny
mpanao nahandro izy: araky izay efa no
lazainy Iôsefa taminy izy roa lahy.
23 Fa tsy mba nahatsiaro any Iôsefa ny
mpifehy ny mpampisotro, fa nanadino azy
izy.

## TOKO XLI.

ARY rehefa afaka roa taona mipaka, dia
nanonofy Farao; ary, indro, nijanona teo
amorony ny ony izy.
2 Ary indro, niakatra avy tamy ny ony
ombi-vavy fito tsara-tarehy sy matavy; ary
nihinan' ahitra teo an-keniheny ireny.
3 Ary, indro, ombi-vavy fito hafakoa nia-
katra nanaraky ireny avy tamy ny ony,
ratsi-tarehy sy mahia; dia nijanona teo
anilany lehy ombi-vavy teo amorony ny
ony ireny.
4 Ary lehy ombi-vavy ratsi-tarehy sy
mahia nihinany lehy ombi-vavy fito tsa-
ra-tarehy sy matavy. Dia nahatsiaro i
Farao.
5 Dia natory, ka nanonofy indray izy:
ary, indro, salohim-bary fito naniry tamy
ny tahona iray, sady vokatra no tsara.
6 Ary, indro, salohim-bary fito mahalam-
-boa, ka matiny ny rivotra avy any atsi-
nanana, nitrebona nanaraky ireny.
7 Ary ny salohim-bary mahalam-boa
nandany ny salohim-bary fito vokatra sy
be voa. Dia nahatsiaro i Farao, ary, indro,
nofy izany,
8 Ary nony maraina, dia ory ny fana-
hiny, dia naniraka, ka niantso ny mpanao-
-ody rehetra tany Ejipity, ambany ny olon-
-kendry rehetra teo: dia nambarany Farao
ny nofiny taminy ireny; fa tsy mba nisy na
iray akory nahalaza ny heviny taminy
Farao.
9 Dia niteny ny mpifehy ny mpampisotro
taminy Farao, ka nanao hoe, Tsaroviko
ny fahotako andro any:
10 I Farao tezitra tamy ny mpanompony,
ka nasiany teo an-trano famatorana teo
anatiny ny tranony ny mpifehy ny mpiam-
bina aho, izaho sy ny mpifehy ny mpanao
nahandro.
11 Dia nanonofy indrai-alina izahay,
izaho sy izy; samy nanonofy, araky ny
filazany ny nofiny avy, izahay.
12 Ary *nitoetra* teo aminay zatovo Hebi-
rio anankiray, mpanompo ny mpifehy ny
mpiambina; dia nambaranay taminy, ka

no lazainy taminay ny hevitry ny nofinay;
samy nilazany avy araky ny nofiny.
13 Ary tonga izany araky izay efa no lazainy taminay indrindra; izaho nampodiny
ho amy ny tokotaniko, f' izy kosa nahantony.
14 Dia naniraka i Farao, ka niantso any
Iôsefa, dia naka azy faingiana tamy ny
lavaka izareo: ary nanaratry ny volombavany, dia nanova lamba, ka niditra tany
aminy Farao, izy.
15 Ary hoy Farao taminy Iôsefa, Efa
nanonofy aho, ary tsy misy mahalaza ny
heviny: ary izaho nandre ny milaza anao,
fa mihaino nofy, hilaza ny heviny, hianao.
16 Dia namaly any Farao Iôsefa, ka nanao hoe, Tsy ahy *izany*: Andriamanitra
anie hamaly izay hiadanany Farao.
17 Ary hoy Farao taminy Iôsefa, Raha
nanonofy aho, indro, nijanona teo amorony
ny ony aho:
18 Ary, indro, niakatra avy tamy ny
ony ombi-vavy fito matavy ary tsara-tarehy; ary nihinan' ahitra teo an-keniheny
ireny.
19 Ary, indro, ombi-vavy fito hafakoa
niakatra nanaraky ireny, mahantra, sy
ratsi-tarehy indrindra, ary mahia, tsy mbola
hitako izay ratsy toy ireny teo amy ny tany
Ejipity rehetra:
20 Ary lehy ombi-vavy fito mahia sy
ratsi-tarehy nihinany lehy ombi-vavy fito
matavy teo aloha:
21 Ary rehefa latsaka tany an-kibony
ireny, dia tsy fantatra f' efa latsaka tany
an-kibony ireny; fa mbola ratsi-tarehy tahaky ny fahiny hiany izareo. Dia nahatsiaro aho.
22 Ary efa hitako tamy ny nofiko, ary,
indro, salohim-bary fito naniry tamy ny
tahona iray, sady vokatra no tsara:
23 Ary, indro, salohim-bary fito, sady
malazo no mahalam-boa, matiny ny rivotra avy any atsinanana, nitrebona nanaraky
ireny:
24 Ary ny salohim-bary mahalam-boa
nandany ny salohim-bary fito vokatra.
Ary nilaza *izany* tamy ny mpanao-ody aho,
fa tsy mba nisy nahalaza ny heviny tamiko.
25 Ary hoy Iôsefa taminy Farao, Iray
hiany ny nofiny Farao: Izay efa hataon'
Andriamanitra no nambarany taminy Farao.
26 Fito taona no ombi-vavy fito tsara-tarehy; ary fito taona no salohim-bary vokatra: iray hiany ny nofy.
27 Ary fito taona no ombi-vavy fito mahia sy ratsi-tarehy izay niakatra nanaraky
ireny; ary ny salohim-bary fito tsy nisy
voa, matiny ny rivotra avy any atsinanana, ho fito taona mahamosary ireny.
28 Io no zavatra izay efa nambarako taminy Farao: Izay efa hataon' Andriamanitra no nambarany taminy Farao.
29 Indro, avy fito taona mahavokatra be
eo amy ny tany Ejipity rehetra;
30 Ary hitsangana fito taona mahamosary
hanaraky ireny; ka ho hadinona ny vokatra rehetra eo amy ny tany Ejipity; ary ho
simbany ny mosary ny tany;
31 Ary tsy ho fantatra ny vokatra eo amy
ny tany noho ny mosary manaraky izany;
fa hampahory indrindra izany.
32 Ary roa no nofiny Farao; satria
voa tendrin' Andriamanitra izany zavatr'
izany, ka hataon' Andriamanitra faingiana
izany.
33 Ary ankehitriny, aoka ho tadiaviny
Farao lehilahy hendry, ka manam-panahy,
ka ho tendreny hanapaky ny tany Ejipity.
34 Aoka hanao *izany* Farao, ary aoky
izy hanendry manamboninahitra hitandriny ny tany, sy haka ny fahadiminy ny
vokatry ny tany Ejipity, amy ny fito taona
mahavokatra.
35 Ary aoky izareo hanangony ny hanin-drehetra aminy ireo taona tsara ho avy
ireo, ka hitaona ny vary ho any an-tànany
Farao, ary aoky izareo hitahiry hanina eo
an-tanàna maro.
36 Ary aoky hisy hanina ho tehirizina eo
amy ny tany hiandry ny fito taona mahamosary, izay ho tonga amy ny tany Ejipity;
mba tsy ho simbany ny mosary ny tany.
37 Ary efa sitraky Farao, sy ny mpanompon-drehetra, ny teny.
38 Ary hoy Farao tamy ny mpanompony,
Hahita lehilahy tahaky io, izay manany ny
fanahin' andriamanitra eo anatiny, v' isikia?
39 Ary hoy Farao taminy Iôsefa, Rehefa
nampahafantatra anao izany rehetr' izany
Andriamanitra, dia tsy misy lehilahy manam-panahy, na hendry, tahaka anao:
40 Hianao no hitandriny ny tranoko,
ary araky ny vavanao no hitondrany ny
oloko rehetra: ny lapam-panjakana hiany
no hahalehibe ahy noho hianao.

41 Dia hoy Farao taminy Iôsefa, Indro,
efa nanendry anao hitandriny ny tany Ejipity rehetra aho.
42 Dia nesoriny Farao ny ferany tamy
ny tànany, ka nasiany tamy ny tànany Iôsefa, dia no tafiny lamba hariry madinikia izy, ka nasiany tongalikia volamena
tamy ny vozony:
43 Dia nasainy handeha eo anatiny ny
kalesy faharoa izay nananany: ka niantso
ny olona teo anoloany hoe, Mandohaleha:
ary izy no nataony hanapaky ny tany Ejipity rehetra.
44 Ary hoy Farao taminy Iôsefa, Izaho
no i Farao, ary tsy misy olona hanangany
ny tànany na ny tongony eo amy ny tany
Ejipity rehetra, raha tsy ekenao.
45 Ary Farao nanao ny anarany Iôsefa
hoe, i Zafinata-panea; dia nomeny azy
Asenata zanaka-vaviny Pôti-fera, mpisorona tany Ona, ho vadiny. Dia lasa nivoaka Iôsefa hitandriny ny tany Ejipity.
46 Ary efa telo-polo taona Iôsefa, raha
nijanona teo anatrehany Farao mpanjaka
any Ejipity. Dia niala teo anatrehany Farao Iôsefa, ka lasa nandeha hitety ny tany
Ejipity rehetra izy.
47 Dia nahavokatra ny tany tsy omby
fàmpana tamy ny fito taona be hanina.
48 Dia nampiangoniny ny hanin-drehetra
izay efa azony taminy lehy fito taona teo
amy ny tany Ejipity, ka nampitehiriziny
ny hanina teo an-tanàna maro: ny hanina
tany an-tsaha nampitehiriziny teo an-tanàna
izay teo afovoany.
49 Ary Iôsefa nampamory vary be indrindra tahaky ny fasikia an-dranomasina,
ka nitsaha-nanisa izy, fa tsy hita isa.
50 Ary teraka ho any Iôsefa zanaka roa
lahy, dieny mbola tsy tonga ny taona mahamosary, izay nateraky Asenata zanaka-vaviny Pôti-fera, mpisorona tany Ona, ho azy.
51 Dia nataony Iôsefa ny anarany ny
lahi-matoa hoe, i Manase: f' efa nampanadino ahy ny fahoriako rehetra Andriamanitra, ambany izay rehetra teo an-tranon-draiko.
52 Ary ny anarany ny faharoa nataony
hoe, i Efiraima: f' efa nanamaro ahy Andriamanitra, teo amy ny tany falahelovako.
53 Ary rehefa tapitra ny fito taona mahavokatra teo amy ny tany Ejipity,
54 Dia vao tonga ny fito taona mahamosary, araky izay efa no lazainy Iôsefa:
ary nisy mosary teo amy ny tany rehetra;
anefa teo amy ny tany Ejipity rehetra nisy
mofo hiany.
55 Ary rehefa mosarena ny tany Ejipity
rehetra, dia nitomany mofo taminy Farao
ny olona: ary hoy Farao tamy ny olon-Ejipity rehetra, Mandehana any aminy Iôsefa;
atavy izay ho lazainy aminareo.
56 Ary efa mosarena avokoa ny tany rehetra. Dia no vohany Iôsefa ny trano fitoeram-bary, ka namidiny tamy ny olon-Ejipity; ary nihiamafy ny mosary teo amy ny
tany Ejipity.
57 Ary ny tany samihafa rehetra nankany
Ejipity ho any aminy Iôsefa mba hividy
vary; f' efa mafy ny mosary teo amy ny
tany rehetra.

## TOKO XLII.

Ary rehefa hitany Iakôba fa nisy vary teo
amy ny tany Ejipity, dia hoy Iakôba tamy
ny zanani-lahy, Nahoana no mifampijery
*foana* hianareo?
2 Dia hoy izy, Indro, efa nandre aho fa
misy vary any Ejipity: midìna ho any
hianareo, ka mividia any ho antsikia; mba
ho velona isikia, ka tsy maty.
3 Dia nidina ny rahalahiny Iôsefa folo
lahy, mba hividy vary any Ejipity.
4 F' i Beniamina rahalahiny Iôsefa tsy mba
nampandehaniny Iakôba hiaraka amy ny
rahalahiny: fa hoy izy, Fandroa hisy ratsy
hanjo azy.
5 Dia lasa ny zanaky Isiraely mba hividy
vary, mihiaroharo aminy izay nankany;
f' efa mosarena ny tany Kanana.
6 Ary Iôsefa no mpanapaky ny tany,
izy no mpivaro-bary tamy ny tompon-tany
rehetra: ary lasa nankany ny rahalahiny
Iôsefa, dia niondrikia, ka niankohoka taminy, izareo.
7 Ary rehefa hitany Iôsefa ny rahalahiny,
dia nahalala azy izy, anefa nody tsy nahafantatra azy, dia niteny mafy taminy izy;
ka nanao taminy hoe, Avy taiza hianareo?
Ary hoy izareo kosa, Avy tany amy ny
tany Kanana izahay mba hividy hanina.
8 Ary fantatry Iôsefa ny rahalahiny,
f' izareo tsy mba nahalala azy.
9 Ary Iôsefa nahatsiaro ny nofy izay
nanofisany azy, ka nanao taminy hoe,
Mpisafo hianareo; hizaha ny fangadihadiny ny tany no nalehanareo.

10 Ary hoy izareo taminy, Tsia, tom-
poko, fa avy ny mpanomponao hividy ha-
nina.
11 Zana-dehilahy iray izahay rehetra;
olo-marina izahay, tsy mba mpisafo ny
mpanomponao.
12 Ary hoy izy taminy, Tsia, fa hizaha
ny fangadihadiny ny tany no nalehanareo.
13 Ary hoy izareo, Roa amby ny folo
mirahalahy ny mpanomponao; zana-dehi-
lahy iray any amy ny tany Kanana izahay;
ary, indro, ny faralahy eo amin-drainay an-
dro any, ary tsy izy ny anankiray.
14 Ary hoy Iôsefa taminy, Izany no la-
zaiko taminareo hoe, Mpisafo hianareo:
15 Izany no hamantarana anareo; Raha
velona koa i Farao, tsy hiala aty hianareo,
raha tsy tonga aty ny zandrinareo fara-
lahy.
16 Aniraho anankiray eo aminareo, ary
aoky izy haka ny zandrinareo, ary hianareo
hafatotra, mba ho fantatra na marina ny
teninareo, na tsia: fa raha tsy izany, raha
velona koa i Farao, dia mpisafo tokoa hia-
nareo.
17 Dia nataony teo an-trano-maizina hate-
loana izy rehetra.
18 Ary hoy Iôsefa taminy raha omby amy
ny andro fahatelo, Izany no hataonareo,
dia ho velona hianareo; izaho matahotra
an' Andriamanitra.
19 Raha olo-marina hianareo, aoka hafa-
totra eo an-trano-maizina anankiray eo
aminareo mirahalahy: ary mandehana hia-
nareo hitondra vary *hahafaky* ny mosary
amy ny tranonareo:
20 Ary ento aty amiko ny zandrinareo
faralahy; dia ho to ny teninareo, ary tsy
mba ho vonoina hianareo. Dia nataony
izany.
21 Dia nifampilaza izareo, Efa meloka
tokoa isikia noho ny amy ny rahalahin-
tsikia, satria nahita ny fahoriany ny fana-
hiny isikia, raha nitaraina tamintsikia izy,
fa tsy mba nihaino isikia; koa efa nanody
antsikia izany fahorian' izany.
22 Dia namaly azy Riobena, ka nanao
hoe, Tsy niteny taminareo v' aho, ka nanao
hoe, Aza manota amy ny zaza? fa tsy
mba nihaino hianareo: ary, ny rany, indro,
voa adina.
23 Ary izareo tsy mba nahalala fa fanta-
try Iôsefa *ny teniny*, satria nana-mpandikia-
-teny izy.
24 Dia nihiodina hiala aminy izy, ka ni-
tomany; dia niveri-nankany aminy indray
izy, ka niresaka taminy, dia naka any Si-
meôna teo aminy izy, ka nafatony teo ima-
sony.
25 Dia nasainy Iôsefa hameno vary ny
lasakany, sy hameriny ny volany ny isan-
-dahy ho eo anatiny ny lasakany, ary hanome
vatsy azy an-dàlana: izany nataony taminy.
26 Ary natainginy tamy ny ampondrany
ny vary, dia lasa niala teo izareo.
27 Ary raha no sokafany ny anankiray
ny lasakany hampihinany ny ampondrany
eo an-trano fijanonana, dia hitany ny vola-
ny; ary indro, teo am-bavany ny lasakany
iny.
28 Dia hoy izy tamy ny rahalahiny, Nam-
podina ny volako; ary, indro, eo anatiny ny
lasakako hiany iny: dia reraka ny fony, ka
natahotra izareo, dia nifampilaza hoe, Ma-
nao ahoana izany nataon' Andriamanitra
tamintsikia?
29 Ary rehefa tonga tany aminy Iakôba,
rainy, tany amy ny tany Kanana, izareo,
dia nanambara azy izay rehetra efa nanjo
azy, ka nanao hoe,
30 Mafy ny teny nataon-dralehilahy, tom-
pony ny tany, taminay, ka nataony ho
mpisafo ny tany izahay.
31 Ary hoy izahay taminy, Olo-marina
izahay; tsy mba mpisafo tsy akory izahay:
32 Roa amby ny folo mirahalahy izahay,
zanaky ny rainay: tsy izy ny anankiray,
ary ny faralahy eo amin-drainay andro
any eo amy ny tany Kanana.
33 Dia hoy ny lehilahy, tompony ny
tany, taminay, Izany no hahafantarako fa
olo-marina hianareo: aoky hitoetra ato
amiko anankiray eo aminareo mirahalahy,
ka mitondrà *vary hahafaky* ny mosary amy
ny tranonareo, ka mandehana;
34 Ary ento ho aty amiko ny zandrinareo
faralahy: dia ho fantatro fa tsy mba mpi-
safo, fa olo-marina, hianareo: dia homeko
anareo ny rahalahinareo, ka hanao varotra
eo amy ny tany hianareo.
35 Ary raha namoaky izay teo anatiny
ny lasakà izareo, dia, indro, ny volany izy
rehetra voa fono teo anatiny ny lasakany
avy: ary rehefa nahita ny volany voa
fono izareo sy ny rainy, dia natahotra
izareo.
36 Ary hoy Iakôba rainy taminy, Efa
nahafoananareo *anaka* aho: Iôsefa tsy izy,

ary Simeôna tsy izy, ary Beniamina ha-
lainareo; manohitra ahy izany rehetr' izany.
37 Dia niteny Riobena tamin-drainy, ka
nanao hoe, Vonoy ny zanako roa lahy,
raha tsy ho entiko ho aminao izy: atolory
an-tànako izy, dia ho entiko hankaty aminao
indray izy.
38 Ary hoy izy, Tsy mba hidina hiaraka
aminareo ny zanako; fa maty ny rahala-
hiny, ary izy irery no sisa: ary raha
hisy ratsy hanjo azy amy ny làlana izay
halehanareo, dia hampidininareo ny fotsi-
-voloko any am-pasana matin' alahelo.

## TOKO XLIII.

Ary efa mafy ny mosary tamy ny tany.
2 Ary rehefa laniny ny vary, izay efa na-
laminy tany Ejipity, dia hoy ny rainy taminy,
Mandehana indray, vidio hanina kely ho
antsikia.
3 Dia hoy Ioda taminy, ka nanao hoe,
Nilaza marimarina taminay ralehilahy, ka
nanao hoe, Tsy hahita ny tavako hiana-
reo, raha tsy hiaraka aminareo ny rahala-
hinareo.
4 Raha halefanao ny rahalahinay hiaraka
aminay, dia hidina izahay, ka hividy ha-
nina ho anao:
5 Fa raha tsy halefanao, dia tsy mba hidina
izahay: fa hoy ralehilahy taminay, Tsy ha-
hita ny tavako hianareo, raha tsy hiaraka
aminareo ny rahalahinareo.
6 Ary hoy Isiraely, Nahoana no nanao
ratsy tamiko hianareo, ka nanao tamin-dra-
lehilahy hoe fa mbola manan-drahalahy
hianareo?
7 Ary hoy izareo, Nanontany dia nanon-
tany ny toetray sy ny havanay ralehilahy,
ka nanao hoe, Mbola velona hiany va ny
rainareo? manan-drahalahy hafakoa va hia-
nareo? dia nilaza taminy araky izany teny
izany izahay: azo ho fantatray tokoa
v' izany, fa hoy izy, Ento hidina ny rahala-
hinareo?
8 Ary hoy Ioda taminy Isiraely, rainy,
Ampandehano hiaraka amiko ny zaza, dia
hiamgia, ka handeha izahay; mba ho ve-
lona isikia, ka tsy maty, izahay sy hianao,
ambany ny zanatsikia koa.
9 Izaho hiantoka azy; amy ny tànako no
halainao izy: raha tsy ho entiko ho ami-
nao, ka hapetrako eo anatrehanao izy, dia
ho meloka aminao mandrakizay aho:
10 Fa raha tsy nitaredretra izahay, dia
tafaverin' indroa izahay ankehitriny izao.
11 Ary hoy Isiraely rainy taminy, Raha
tsy maitsy hatao, dia atavy izao; atavy
voan-javatra tsara, izay ato amy ny tany,
eo anatiny ny fitondran' entanareo, dia ento
ho any amin-dralehilahy homena dity kely,
sy tantely kely, zava-manitra, sy miora,
niota, sy alimonda:
12 Ary mitondrà vola eo an-tànanareo in-
droa toraky ny teo: ary ento miverin' in-
dray an-tànanareo ilehy vola izay naverina
teo am-bavany ny lasakanareo; angamba
fahadisoana izany.
13 Ary ny rahalahinareo ento hiany, ka
miaingià, mandehana indray ho any amin-
-dralehilahy:
14 Ary Andriamanitra Tsi-toha anie ham-
piantra an-dralehilahy anareo, mba hampo-
diny ny rahalahinareo anankiray, sy Beni-
amina. Raha tàhiny ho foanan' anaka aho,
aoka ho foanan' anaka aho.
15 Dia nentiny ireo lehilahy ireo izany ho
zavatr' omena, ary nentiny teny an-tànany
ny vola indroa toraky ny teo, ambany Be-
niamina; ary niaingia izareo, dia nidina tany
Ejipity, ka nijanona teo anatrehany Iôsefa.
16 Ary rehefa hitany Iôsefa fa nomba azy
Beniamina, dia hoy izy tamy ny mpitan-
driny ny tranony, Ento any an-trano ireo
lehilahy ireo, dia amonoy zavatra, ka ma-
nava nahandro; fa hiara-hihinana amiko
ireo lehilahy ireo raha mitsidik' andro.
17 Dia nataon-dralehilahy araky izay nan-
didiany Iôsefa; ka nentin-dralehilahy ireny
olon' ireny tany an-tranony Iôsefa.
18 Dia natahotra ireny olon' ireny, raha
nentina tany an-tranony Iôsefa; dia hoy
izareo, Ny raharahany ny vola naverina teo
anatiny ny lasakantsikia fahiny no ampidi-
rana antsikia, hamelohana antsikia, sy hi-
samborana antsikia, ary hamaboana antsikia
ambany ny ampondrantsikia.
19 Dia nanatony ny lehilahy mitandriny
ny tranony Iôsefa izareo, ka niresaka ta-
miny teo am-baravarany ny trano.
20 Ary hoy izareo, Tompoko ô, nidina
tokoa izahay fahiny hividy hanina:
21 Ary rehefa tonga teo an-trano fijano-
nana izahay, dia no sokafanay ny lasaka-
nay, ary, indro, ny volany ny isan-dahy teo
am-bavany ny lasakany avy, tonga lanja
avokoa ny volanay: ary efa nentinay teo
an-tànanay niverina izany.

22 Ary vola hafakoa nentinay teo an-tànanay, hividy hanina: tsy fantatray izay nanisy ny volanay teo anatiny ny lasakanay.
23 Ary hoy izy, Veloma soava tsara hianareo, aza matahotra; Andriamanitrareo, dia Andriamanitry ny rainareo nanisy harena teo anatiny ny lasakanareo: efa lasako ny volanareo. Dia nampivoaka any Simeôna ho any aminy izy.
24 Dia nentin-dralehilahy ireny olon' ireny tany an-tranony Iôsefa, ka nomeny rano, mba hanozany ny tongony; dia nomeny hanina ny ampondrany.
25 Dia namboatry ny zavatr' omena izareo, raha ho tonga mitsidik' andro Iôsefa: satria efa nandre fa hihinana mofo eo izareo.
26 Ary rehefa nody Iôsefa, dia nentiny ho azy ny zavatr' omena izay teo an-tànany, ho any an-trano, ka niankohoka teo anatrehany izareo.
27 Ary nanontany ny toetrany izy, ka nanao hoe, Tsara hiany va ny rainareo, lehilahy antitra izay nambaranareo? mbola velona hiany v' izy?
28 Dia hoy izareo, Tsara hiany ny mpanomponao, rainay; mbola velona hiany izy. Dia nanaja, ka niondrikia izareo.
29 Dia nanandratry ny masony izy, ka nahita any Beniamina rahalahiny, zanaka-lahin-dreniny, dia hoy izy, Io va no zandrinareo faralahy, izay nambaranareo tamiko? Ary hoy izy, Andriamanitra hiantra anao anie, anaka.
30 Dia niala faingiana Iôsefa; fa nangorakoraka ny kibony tamy ny rahalahiny: dia nitady izay hitomaniany izy; dia niditra teo an-trano miefitra, ka nitomany teo izy.
31 Ary rehefa nanoza ny tavany, dia nivoaka izy, ary nahajaka-tena, dia hoy izy, Ento ny nahandro.
32 Dia nasiany ny azy mitokana, ary ny any *ny rahalahiny kosa* mitokana, ary ny any ny olon-Ejipity mitokana, izay nihinana teo aminy, satria tsy mahazo miara-mihinana mofo amy ny Hebirio ny olon-Ejipity, satria ataony ny olon-Ejipity zava-betaveta izany.
33 Dia nipetraka teo anatrehany izareo, ny lahi-matoa araky ny fizokiany, ary ny faralahy araky ny fizandriany: dia nifampitalanjona ny lehilahy.
34 Dia nanome azy anjaran-kanina nalaina taminy izay teo anoloany; fa ny anjaran-kanina any Beniamina indimy toraky ny anjaran-kaniny ny anankiray aminy izy rehetra. Dia niara-nisotro sy nifaly teo aminy izareo.

## TOKO XLIV.

DIA nandidy ny mpitandriny ny tranony izy, ka nanao hoe, Fenoy hanina ny lasakany ireo lehilahy ireo toraky izay zakany ho entina, ka asivy eo am-bavany ny lasakany avy ny volany ny isan-dahy:
2 Ary ny kapoako, ilehy kapoaka volafotsy, hataonao eo am-bavany ny lasakany ny faralahy, ary ny volany hamidy vary. Dia nataony araky ny teny izay no lazainy Iôsefa.
3 Raha vao mazava ny andro, dia nampandehanina ireo lehilahy ireo, izareo ambany ny ampondrany.
4 Rehefa tafavoaky ny tanàna izareo, ka tsy mbola lasan-davitra, dia hoy Iôsefa tamy ny mpitandriny ny tranony, Miangià, manaraha ireo lehilahy ireo; ary rehefa tratrao izareo, atavy aminy hoe, Nahoana no namaly ratsy ny soa hianareo?
5 Tsy io va no isotroany ny tompoko, sy aminaniany tokoa? nanao ratsy hianareo no nanao izany.
6 Ary rehefa nahatratra azy izy, dia nilaza izany teny izany taminy izy.
7 Ary hoy izareo taminy, Nahoana ny tompoko no milaza araky izany teny izany? Sanatria izany, raha nanao araky izany zavatr' izany ny mpanomponao.
8 Indro, ny vola, izay efa hitanay teo am-bavany ny lasakanay, naverinay ho anao indray avy tany amy ny tany Kanana: ka nataonay ahoana no fangalatra volafotsy, sa volamena, tamy ny tranony ny tomponao?
9 Izay hahitany izany eo amy ny mpanomponao, aoka ho vonoina izy, ary izahay kosa ho andevony ny tompoko.
10 Ary hoy izy, Aoka mba hatao ankehitriny araky ny teninareo: izay hahitany izany no ho andevoko; ka ho afa-tsiny hianareo.
11 Ary samy nampidina faingiana ny lasakany avy tamy ny tany, ary samy nanokatry ny lasakany avy ny isan-dahy.
12 Dia nitady izy, ka vao nanao teo amy ny any ny lahi-matoa, ka nitsahatra tamy ny any ny faralahy; dia teo amy ny lasakany Beniamina no nahitany ny kapoaka.
13 Dia nandriatry ny lambany izareo, ary

samy nanaingia ny entany tamy ny ampondrany avy, ka niverina ho any an-tanàna izareo.
14 Dia tonga tany an-tranony Iôsefa Ioda sy ny rahalahiny; (fa mbola teo izy:) dia niankohoka teo anatrehany izareo.
15 Ary hoy Iôsefa taminy, Inona izany zavatr' izany izay nataonareo? tsy mba fantatrareo va, fa ny lehilahy tahaka ahy mahay maminany tokoa?
16 Ary hoy Ioda, Ahoana no ho lazainay amy ny tompoko? ahoana no hataonay? sa ahoana no hialanay tsiny? Andriamanitra nahita ny heloky ny mpanomponao? indro, andevony ny tompoko izahay, ambany lehy nahitany ny kapoaka teo an-tànany.
17 Ary hoy izy, Sanatria, raha hanao izany aho: izay lehilahy no nahitany ny kapoaka teo an-tànany, no ho andevoko; fa hianareo, mandehana, soa aman-tsara, ho any amin-drainareo.
18 Dia nanatona azy Ioda, ka nanao hoe, Tompoko ô, aza fady aho, aoky ny mpanomponao handaha-teny eo anatrehany ny tompoko, ary aoky tsy hirehitra ny fahatezeranao amy ny mpanomponao; fa toa any Farao hianao.
19 Ny tompoko nanontany ny mpanompony, ka nanao hoe, Manan-dray, sa rahalahy hiany, va hianareo?
20 Ary hoy ny famalinay tamy ny tompoko, Manan-dray lehilahy antitra izahay, ka nanan' anaka lahy izy, rehefa antitra; ary efa maty ny rahalahiny, ary izy irery hiany no sisa avy tamin-dreniny, ary ny rainy tia azy.
21 Ary hoy hianao tamy ny mpanomponao, Ento hankaty amiko mba ho hitany ny masoko izy.
22 Ary hoy izahay tamy ny tompoko, Ny zaza-lahy tsy mahazo misaraka amy ny rainy: fa maty ny rainy, raha tàhiny hisaraka aminy izy.
23 Ary hoy hianao tamy ny mpanomponao, Raha tsy hiara-hidina aminareo ny zandrinareo faralahy, tsy hahita ny tavako intsony hianareo.
24 Ary raha tafakatra izahay tamin-draiko mpanomponao; dia nambaranay azy ny teniny ny tompoko.
25 Ary hoy ny rainay, Mandehana indray, vidio hanina kely ho antsikia.
26 Ary hoy izahay, Tsy sahy midina izahay: raha hiaraka aminay ny zandrinay faralahy, dia hidina hiany izahay: fa tsy hahita ny tavan-dralehilahy izahay, raha tsy hiaraka aminay ny zandrinay faralahy.
27 Ary hoy ny raiko mpanomponao taminay, Fantatrareo f' efa niteraka roa lahy ho ahy ny vadiko:
28 Dia lasa nivoaka tamiko ny anankiray, ary hoy izaho, Voa viravira tokoa izy; ary tsy mbola hitako mandrak' ankehitriny izy.
29 Ary raha halainareo amiko io koa, ka hisy ratsy hanjo azy, dia hampidininareo ny fotsi-voloko any am-pasana matin' alahelo.
30 Ary ankehitriny, raha tonga aho any amin-draiko mpanomponao, ka tsy hiaraka aminay ny zaza; fa mifatotra amy ny ainy ny zaza ny ainy;
31 Ary raha hitany fa tsy eo ny zaza, dia maty izy: ary ny mpanomponao hampidiny ny fotsi-volony ny rainay mpanomponao ho any am-pasana matin' alahelo.
32 Fa ny mpanomponao efa niantoky ny zaza tamin-draiko, ka nanao hoe, Raha tsy ho entiko aty aminao izy, dia hanan-tsiny amin-draiko mandrakizay aho.
33 Ary ankehitriny, trarantitra hianao, aoky ny mpanomponao hitoetra andevony ny tompoko hisolo ny zaza; ary aoky ny zaza hiara-hiakatra amy ny rahalahiny.
34 Fa ataoko ahoana no hiakatra any amin-draiko, raha tsy hiaraka amiko ny zaza? fandroa angamba hahita izay ratsy hanjo ny raiko aho.

## TOKO XLV.

Ary tsy nahajaka-tena Iôsefa teo anatrehany izay rehetra nijanona teo anilany; ka niantso izy, Avoahy ny olon-drehetra hiala amiko. Ary tsy nisy olona na iray akory nijanona teo anilany, raha nampahafanta--tena Iôsefa tamy ny rahalahiny.
2 Dia nidradradradra, ka nitomany izy: dia nandre ny olon-Ejipity, ary nandre koa ny teo an-tranony Farao.
3 Ary hoy Iôsefa tamy ny rahalahiny, Izaho no Iôsefa; mbola velona hiany v' ikiaky? Ary tsy mba nahavaly azy ny rahalahiny; fa natahotra teo anatrehany izareo.
4 Ary hoy Iôsefa tamy ny rahalahiny, Manatòna ahy, masìna hianareo. Dia nanatona izarèo. Ary hoy izy, Izaho no

Iôsefa rahalahinareo, ilehy namidinareo ho
any Ejipity.
5 Ary ankehitriny, aza malahelo, na tezi-
tra hianareo, no namidinareo ho aty aho; fa
hamelon' aina no nampandehanin' Andria-
manitra hialoha anareo aty aho.
6 F' efa roa taona izao hatrizay nisiany
ny mosary teo amy ny tany; ary mbola
*misy* dimy taona koa, izay tsy hisiana fam-
bolena na fijinjana.
7 Ary efa nampandeha ahy Andriamani-
tra hialoha anareo, hiaro zanaka ho anareo
eo amy ny tany, ary hanao zava-dehibe ha-
monjy ny ainareo.
8 Ary ankehitriny, tsy hianareo no nam-
pandeha ahy hankaty, fa Andriamanitra:
ary nanao ahy ho rainy Farao, sy ho tom-
pony ny tranon-drehetra, ary ho mpanapaky
ny tany Ejipity rehetra, Izy.
9 Miakara faingiana hianareo ho any
amin-draiko, ka atavy aminy hoe, Izany no
teniny Iôsefa zanakao, Efa nataon' Andria-
manitra aho ho tompo any Ejipity rehetra:
midìna hankaty amiko, aza mitoetra any:
10 Dia honina eo amy ny tany Gosena
hianao, ka hanakeky ahy, hianao, sy ny
zanakao, ambany ny zafinao, ary ny ondri-
nao, sy ny ombinao, ambany izay rehetra
mety ho anao.
11 Dia hamelona anao any aho; (fa
mbola *haharitra* dimy taona ny mosary;)
fandroa hahantra hianao, sy ny mpianaka-
vinao, ambany izay rehetra mety ho anao.
12 Ary, indro, hitany ny masonareo, sy
ny masony Beniamina rahalahiko, fa ny
vavako no miteny aminareo.
13 Ary ambarao amin-draiko ny voni-
nahitro rehetra aty any Ejipity, sy izay
rehetra efa hitanareo; dia mandehana
faingiana hianareo, ka ento hankaty ny
raiko.
14 Dia namihiny ny vozony Beniamina
rahalahiny, ka nitomany izy; ary Benia-
mina nitomany kosa teo ambony ny vo-
zony.
15 Dia nanoroky ny rahalahin-drehetra
izy, ka nitomany teo amboniny: ary re-
hefa afak' izany, dia niresaka taminy ireo
rahalahiny ireo.
16 Ary ny teny efa re teo an-tranony
Farao, hoe, Tonga ny rahalahiny Iôsefa:
dia sitraky Farao, sy ny mpanompony,
izany.
17 Ary hoy Farao taminy Iôsefa, Lazao
amy ny rahalahinao, Izany no hataonareo;
ampitondray entana ny bibinareo, ka man-
dehana ho any amy ny tany Kanana hia-
nareo;
18 Ary alao ny rainareo, sy ny eo an-tra-
nonareo, ary mankanesa aty amiko: ary
homeko anareo ny tsara eo amy ny tany
Ejipity, ary hihinany ny matavy eo amy ny
tany hianareo.
19 Ary ankehitriny voa didy hianao,
Atavy izany hianareo, alao fiarakodia amy
ny tany Ejipity hitondranareo ny zanaka-
reo amam-badinareo, ary ento ny rainareo
ka mankanesa aty.
20 Ary aza manahy ny fanananareo; fa
anareo ny tsara eo amy ny tany Ejipity re-
hetra.
21 Ary nanao izany ny zanaky Isiraely:
dia nomeny Iôsefa azy fiarakodia araky ny
teniny Farao, ka nomeny azy vatsy ho ha-
nina any an-dàlana.
22 Izy rehetra samy nomeny akanjo in-
drai-mitafy avy; ary Beniamina kosa no
meny vola telon-jato, ary akanjo indimy
mitafy.
23 Dia nampitondrainy ho an-drainy ara
ky izao; ampondra-lahy folo mitondra
zava-tsoa avy tany Ejipity, ary ampondra-
-vavy folo mitondra vary sy mofo, ary
vatsy ho an-drainy any an-dàlana.
24 Dia nampandeha ny rahalahiny izy,
ka lasa nandeha izareo: ary hoy izy ta-
miny, Aza mifanditra any an-dàlana hia-
nareo.
25 Dia niaka-niala tany Ejipity izareo, ka
tonga tany amy ny tany Kanana teo ami-
ny Iakôba rainy,
26 Dia nilaza taminy izareo, ka nanao
hoe, Mbola velona hiany Iôsefa, ary izy no
manapaky ny tany Ejipity rehetra. Dia
reraka ny fony *Iakôba*, fa tsy nino azy izy
27 Dia nanambara azy ny teny rehetra
izay efa no lazainy Iôsefa taminy izareo:
ary rehefa hitany ny fiarakodia izay efa na-
teriny Iôsefa hitondra azy, dia velona ny
fanahiny Iakôba rainy:
28 Ary hoy Isiraely, Aoky izay; mbola
velona hiany Iôsefa, zanako: handeha aho,
ka hizaha azy, dieny tsy mbola maty aho.

## TOKO XLVI.

ARY lasa nandeha Isiraely ambany izay re-
hetra nety ho azy, dia tonga tany Beri-

-seba, ka nanatitra fanalamboady ho an'An-
driamanitry Isaka rainy izy.
2 Ary hoy Andriamanitra taminy Isiraely,
raha nanindrimandry azy nony alina, ka
hoy Izy, Ry Iakôba, ry Iakôba ô. Ary
hoy izy kosa, Inty aho.
3 Dia hoy Izy, Izaho no Andriamanitra,
Andriamanitry ny rainao: aza matahotra
hidina any Ejipity hianao; fa hataoko fire-
nen-dehibe any hianao.
4 Izaho hidina hiaraka aminao ho any
Ejipity; ary Izaho hampiakatra anao tokoa
indray: ary Iôsefa hametraky ny tànany
amy ny masonao.
5 Dia niaingia Iakôba hiala any Beri-
-seba: ary ny zanaky Isiraely nitondra any
Iakôba rainy, sy ny zanany madinikia, ary
ny vadiny, teo anatiny ny fiarakodia izay
efa nateriny Farao hitondra azy.
6 Dia nitondra ny ombiny, sy ny fana-
nany, izay efa nahariny teo amy ny tany
Kanana, izareo, ka tonga tany Ejipity, Ia-
kôba, sy ny zanan-drehetra nomba azy:
7 Ny zanani-lahy, sy ny zafini-lahy
nomba azy, ny zanani-vavy, sy ny zafini-
-vavy, dia ny ankohonan-drehetra nentiny
nomba azy ho any Ejipity.
8 Ary ireo no anarany ny zanaky Isiraely,
izay tonga tany Ejipity, Iakôba ambany ny
zanani-lahy: i Riobena, lahi-matoany Ia-
kôba.
9 Ary ny zanaka-lahin-DRiobena; i Ha-
noka, sy Falio, sy Hezirona, ary Karimy.
10 Ary ny zanaka-lahin-TSimeôna; Ie-
mioela, sy Iamina, sy Ohada, sy Iakina, sy
Zohara, ary Saola zanaka-lahiny ny vehi-
vavy Kanana.
11 Ary ny zanaka-lahiny Levy; i Geri-
sôna, i Kehata, ary Merary.
12 Ary ny zanaka-lahiny Ioda; i Era, sy
Onana, sy Sela, sy Faresa, ary Zara: anefa
maty Era sy Onana teo amy ny tany Ka-
nana. Ary ny zanaka-lahiny Faresa, i
Hezirona sy Hamiola.
13 Ary ny zanaka-lahiny Isakara; i Tola,
sy Fova, sy Ioba, ary Simirona.
14 Ary ny zanaka-lahiny Zebiolona; i
Sereda, sy Elôna, ary Iahilela.
15 Ireny no zanaka-lahiny Lea izay nate-
rany ho any Iakôba tany Padana-arama,
ambany Dina zanani-vavy: dia olo-miaina
telo amby telo-polo no zanani-lahy rehetra
ambany ny zanani-vavy.
16 Ary ny zanaka-lahiny Gada; i Zi-
fiôna, sy Hagy, i Siony, sy Ezibona, i
Ery, sy Arôdy, ary Arely.
17 Ary ny zanaka-lahiny Asera; Imina,
sy Isiva, sy Isivy, ary Beria; ary Sera,
anabaviny ireo: ary ny zanaka-lahiny Be-
ria; i Hebera, ary Malikiela.
18 Ireny no zanaka-lahiny Zilipa, izay
nomeny Labana any Lea zanani-vavy, ary
ireny naterany ho any Iakôba, dia olo-
-miaina enina amby ny folo.
19 Ny zanaka-lahin-DRahely, vadiny Ia-
kôba; Iosefa, sy Beniamina.
20 Ary teraka ho any Iôsefa teo amy ny
tany Ejipity, i Manase sy Efiraima, izay
nateraky Asenata zanaka-vaviny Pôti-fera
mpisorona tany Ona ho azy.
21 Ary ny zanaka-lahiny Beniamina, i
Bela, sy Bekera, sy Asibela, i Gera, sy
Namana, i Ehy, sy Rosa, i Mopima, sy
Hopima, ary Arida.
22 Ireny no zanaka-lahin-DRahely, izay
teraka ho any Iakôba: olo-miaina efatra
amby ny folo izy rehetra.
23 Ary ny zanaka-lahin-Dana; i Ho-
sima.
24 Ary ny zanaka-lahiny Nafitaly; Iahi-
zela, sy Giony, sy Iezera, ary Silema.
25 Ireny no zanaka-lahiny Biliha, izay
nomeny Labana an-DRahely, zanani-vavy,
ary ireny naterany ho any Iakôba: dia
olo-miaina fito izy rehetra.
26 Ny olo-miain-drehetra izay nankany
Ejipity, izay nety ho any Iakôba, izay na-
loaky ny kibony, afa tsy ny vadiny ny
zanaka-lahiny Iakôba, dia olo-miaina enina
amby enim-polo izy rehetra.
27 Ary ny zanaka-lahiny Iôsefa, izay te-
raka ho azy tany Ejipity, olo-miaina roa
lahy: ny olo-miain-drehetra eo amy ny
mpianakaviny Iakôba, izay tonga tany Eji-
pity, dia fito-polo.
28 Ary Ioda nirahiny hialoha azy, han-
kany aminy Iôsefa, mba hanoro làlana azy
hankany Gosena; ary tonga teo amy ny
tany Gosena izareo.
29 Ary Iôsefa nampamboatry ny kale-
siny, dia niakatra hitsena any Isiraely rainy,
tany Gosena, ka niseho taminy; dia nami-
hiny ny vozony, ka nitomany ela teo amy
ny vozony izy.
30 Ary hoy Isiraely taminy Iôsefa, Aoka
hiala-aina aho ankehitriny, satria efa hitako
ny tavanao, fa mbola velona hiany hianao.
31 Ary hoy Iôsefa tamy ny rahalahiny,

sy ny mpianakavin-drainy, Hiakatra mba
hilaza aminy Farao aho, ka hanao aminy
hoe, Ny rahalahiko sy ny mpianakavin-
-draiko, izay teo amy ny tany Kanana, efa
tonga taty amiko.
32 Ary mpiandri-ondry ireo lehilahy ireo,
fa miandry biby no raharahany; ary ny
ondriny sy ny ombiny, ambany izay rehetra
mety ho azy, nentiny avokoa.
33 Ary, raha hiantso anareo i Farao, ka
hanao hoe, Inona no asanareo?
34 Dia ho lazainareo kosa, Miandry biby
no asany ny mpanomponao fony vao zaza,
ka ambarak' ankehitriny, izahay sy ny ra-
zanay koa: mba hahazoanareo monina eo
amy ny tany Gosena; fa vetaveta amy ny
olon-Ejipity ny mpiandri-ondry rehetra.

## TOKO XLVII.

DIA lasa nandeha Iôsefa mba hilaza aminy
Farao, ka nanao hoe, Ny raiko sy ny raha-
lahiko, ary ny ondriny, sy ny ombiny, am-
bany ny fananan-drehetra, efa tonga avy
tany amy ny tany Kanana; ary, indro, eo
amy ny tany Gosena izareo.
2 Ary dimy lahy amy ny rahalahiny na-
lainy, ka nentiny teo anatrehany Farao.
3 Ary hoy Farao taminy ireo rahalahiny
ireo, Inona no asanareo? Ary hoy izareo ta-
miny Farao, Mpiandri-ondry ny mpanom-
ponao, izahay, sy ny razanay koa.
4 Ary hoy izareo taminy Farao, Mba
hitoetra eo amy ny tany no nihiavianay:
fa tsy misy ahitra ho any ny ondriny ny
mpanomponao; fa mafy ny mosary any amy
ny tany Kanana: ary ankehitriny, traran-
titra hianao, aoky hitoetra eo amy ny tany
Gosena ny mpanomponao.
5 Dia niteny taminy Iôsefa i Farao, ka
nanao hoe, Ny rainao sy ny rahalahinao
efa tonga taty aminao.
6 Ny tany Ejipity eo anoloanao; ampo-
neno ny rainao, sy ny rahalahinao, eo ami-
ny izay tany tsara indrindra; aoka honina
eo amy ny tany Gosena izareo: ary raha
mahalala lehilahy mavitrikia eo aminy
hianao, tendreo ireny ho mpiandry ny bi-
biko.
7 Dia nentiny Iôsefa Iakôba rainy, ka
nampitoeriny teo anatrehany Farao: dia
nisaotra any Farao Iakôba.
8 Ary hoy Farao taminy Iakôba, Firy
taona no andro niainanao?
9 Ary hoy Iakôba taminy Farao, Telo-
-polo amby zato taona no androny ny tao-
nany ny fivahiniako: sady vitsy no ratsy
ny androny ny taona niainako, ka tsy naha-
tratry ny androny ny taona niainany ny
razako tamy ny androny ny fivahiniany.
10 Ary rehefa nisaotra any Farao Ia-
kôba, dia lasa nivoaka teo anatrehany
Farao izy.
11 Dia namponeniny Iôsefa ny rainy, sy
ny rahalahiny, ka nomeny fananana teo
amy ny tany Ejipity izareo, dia teo amy
ny tany tsara indrindra, teo amy ny tany
Ramisesa, araky izay efa nandidiany Farao.
12 Dia no velominy Iôsefa mofo ny rainy
sy ny rahalahiny, ary ny mpianakavin-
-drainy rehetra, araky ny isany ireo mpia-
nakavy ireo.
13 Ary tsy nisy mofo teo amy ny tany
rehetra: f' efa mafy indrindra ny mosary,
k' efa reraka ny tany Ejipity, sy ny tany
Kanana, noho ny mosary.
14 Dia nangoniny Iôsefa ny vola rehetra
izay hita teo amy ny tany Ejipity, ary teo
amy ny tany Kanana, azony tamy ny vary
no vidiny ny olona: ka nentiny Iôsefa ny
vola tany an-tranony Farao.
15 Ary rehefa lany ny vola teo amy ny
tany Ejipity, ary teo amy ny tany Kanana,
dia nankeo aminy Iôsefa ny olon-Ejipity
rehetra, ka nanao hoe, Omeo hanina iza-
hay: ary nahoana no maty izahay eo ana-
trehanao? f' efa lany ny vola.
16 Ary hoy kosa Iôsefa, Omeo ny bibi-
nareo; dia hatakaloko ny bibinareo, raha
lany ny vola.
17 Dia nentiny ny bibiny tany aminy
Iôsefa; ka natakalony Iôsefa hanina ny
soavaliny sy ny ondriny, ambany ny om-
biny sy ny ampondrany; dia namelon-
-kanina azy noho ny bibin-drehetra, taminy
izany taona izany, izy.
18 Ary rehefa tapitra izany taona izany,
dia nankeo aminy tamy ny taona faharoa
izareo, ka nanao taminy hoe, Tsy hana-
fina amy ny tompoko-lahy izahay, f' efa
lany ny vola; efa lasany ny tompoko-lahy
koa ny biby; tsy misy eo imasony ny tom-
poko-lahy intsony, afa tsy ny tenanay sy
ny taninay:
19 Nahoana no maty izahay eo anatre-
hanao, dia izahay sy ny taninay? Taka-
lozy hanina ny tenanay sy ny taninay, dia
mpanompo any Farao izahay, sy ny tani-

nay; ary omeo voan-javatra izahay, mba
ho velona, ka tsy maty izahay, ary mba tsy
ho foana ny tany.
20 Ary Iôsefa nividy ny tany Ejipity re-
hetra ho any Farao; fa ny olon-Ejipity
samy nivarotry ny sahany avy, fa maty
mosary izareo: ary efa lasa ho any Farao
ny tany.
21 Ary ho any an-tanàna maro no na-
mindrany ny olona, *izay nitoetra* tany amy
ny tany Ejipity rehetra.
22 Ny taniny ny mpisorona hiany no tsy
mba no vidiny; satria nanana anjara ta-
miny Farao ny mpisorona, ka nihinany ny
anjara izay nomeny Farao azy izareo: izany
no tsy nivarotany ny taniny.
23 Dia hoy Iôsefa tamy ny olona, Indro,
efa nividy anareo andro any aho, ambany
ny taninareo, ho any Farao: indro, voan-
-javatra ho anareo mba hafafinareo eo amy
ny tany.
24 Ary, raha vokatra, dia haterinareo ny
fahadiminy ho any Farao; ary ho anareo
ny efa-toko, ho voa *kafafy* eo amy ny saha,
sy ho haninareo, ambany izay eo an-tra-
nonareo, ary ho haniny ny zanakareo.
25 Ary hoy izareo, Hianao namonjy ny
ainay; aoka hahita soa eo imasony ny
tompoko-lahy izahay, dia ho mpanompo any
Farao izahay.
26 Dia nataony Iôsefa izany ho lalàna teo
amy ny tany Ejipity mandrak'andro any,
fa homena any Farao ny fahadimy; anefa
ny taniny ny mpisorona hiany no tsy lasany
Farao.
27 Dia nonina ny Isiraely teo amy ny
tany Ejipity, teo amy ny tany Gosena; ka
nanam-pananana teo izareo, dia nitombo,
ka nihiamaro be indrindra izareo.
28 Ary fito amby ny folo taona niainany
Iakôba teo amy ny tany Ejipity: ary fito
amby efa-polo amby zato taona no andro
rehetra niainany Iakôba.
29 Ary efa nanatona ny andro hialany
Isiraely aina; dia niantso any Iôsefa za-
nany izy, ka nanao taminy hoe, Ankehi-
triny raha nahita soa teo imasonao aho,
masìna hianao, asivy ato ambany ny feko
ny tànanao, ka atavy izay soa sy izay
marina amiko; masìna hianao, aza mande-
vina ahy aty Ejipity hianao:
30 Fa raha hody mandry amy ny razako
aho, dia ho entinao hivoaka any Ejipity aho,
ka halevinao eo amy ny fandevenany aho.
Ary hoy izy, Izaho hanao araky ny te-
ninao.
31 Ary hoy izy, Mianiàna amiko. Dia
nianiana taminy izy. Dia niondrika Isi-
raely teo an-dohany ny farafara.

## TOKO XLVIII.

ARY rehefa afak' izany zavatr' izany, dia
nisy nilaza taminy Iôsefa, Indro, marary
ny rainao: dia nitondra ny zanany mira-
halahy homba azy izy, i Manase sy Efi-
raima.
2 Ary nisy nilaza taminy Iakôba, ka na-
nao hoe, Indro, Iôsefa zanakao avy ma-
mangy anao: dia nanatanja-tena Isiraely,
ka nipetraka teo ambony ny farafara.
3 Ary hoy Iakôba taminy Iôsefa, An-
driamanitra Tsi-toha efa niseho tamiko tany
Lioza, teo amy ny tany Kanana, ka nitahy
ahy.
4 Dia hoy Izy tamiko, Indro, Izaho ha-
namaro anao, dia hampitombo anao, ka
haholona maro be anao; dia homeko ny
zanakao mandimby anao itoy tany itoy ho
fananana mandrakizay.
5 Ary ankehitriny ny zanakao miraha-
lahy, i Efiraima sy Manase, izay efa teraka
ho anao taty amy ny tany Ejipity, dieny
tsy mbola tonga taty aminao tany Ejipity
aho, dia ahy izareo; tahaka an-DRiobena
sy Simeôna, ho ahy izareo.
6 Ary ny zanakao, izay aterakao mana-
rakaraka azy mirahalahy, no ho anao, dia
hatao ny anarany araky ny an-drahalahiny
eo amy ny fandovany.
7 Ary izaho, raha niala tany Padana aho,
dia maty teo anilako i Rahely tany amy ny
tany Kanana tany an-dàlana, raha mbola
kelikely ny làlana sisa no hankany Efirata:
ary nandevina azy teo amoron-dàlana man-
kany Efirata aho; i Beti-lehema izany.
8 Ary rehefa hitany Isiraely ny zanaky
Iôsefa, dia hoy izy, Iza moa ireo?
9 Ary hoy Iôsefa tamin-drainy, Zanako
ireo, izay nomen' Andriamanitra ahy taty.
Ary hoy izy, Masìna hianao, ento aty
amiko ireo, dia ho tsiofiko rano ireo.
10 Ary efa pahina ny masony Isiraely,
satria efa antitra izy; tsy nahita izy. Dia ni-
tondra azy hanakeky azy izy; ary nano-
roka azy sy nisakambina azy izy.
11 Ary hoy Isiraely taminy Iôsefa, Efa
nataoko fa tsy mba hahita ny tavanao intso-

ny aho; ary, indro, efa nampahita ahy ny
zanakao koa Andriamanitra.
12 Ary nampivoaka azy Iôsefa teo anelanelany
ny lohaliny, dia niondrikia, ka
niankohoka izy.
13 Dia nentiny Iôsefa izy mirahalahy, i
Efiraima teny an-tànany ankavanana hanatony
ny tànan' ankaviany Isiraely, ary
Manase teny an-tànany ankavia hanatony
ny tànan' ankavanany Isiraely, ka nentiny
hanakeky azy.
14 Dia nahinjitry Isiraely ny tànany ankavanana,
ka napetrany tamy ny lohany
Efiraima (izy no zandry,) ary ny tànany
ankavia tamy ny lohany Manase, fa nanao
saina tamy ny fametrahany ny tànany izy;
f' i Manase no lahi-matoa.
15 Dia nitsio-drano any Iôsefa izy, ka
nanao hoe, Andriamanitra, teo anatrehany
no nandehanany Abirahama sy Isaka, razako,
Andriamanitra Izay namelona ahy
tamy ny andro niainako rehetra mandrak'
andro any,
16 Ny Anjely izay efa namonjy ahy
tamy ny ratsy rehetra, hitahy anie ireo zaza
ireo; ary aoky ny anarako, sy ny anarany
Abirahama sy Isaka raiko, no hatao ho
anarany; ary hitombo ho maro be eo amy
ny tany anie izareo.
17 Ary rehefa hitany Iôsefa, f' efa napetraky
ny rainy ny tànany ankavanana tamy
ny lohany Efiraima, dia tsy tiany izany;
dia nihiazony ny tànan-drainy izy, mba
hampiala iny amy ny lohany Efiraima ho
amy ny lohany Manase.
18 Ary hoy Iôsefa tamin-drainy, Tsy
izany, ry raiko: f' itoy no lahi-matoa;
atavy ny tànanao ankavanana amy ny lohany.
19 Ary nandà ny rainy, ka nanao hoe,
Fantatro, anaka, fantatro *izany*: izy kosa
ho olona maro, ary izy kosa ho lehibe: fa
ny zandriny ho lehibebe kokoa noho izy, ary
ny zanany ho firenena maro be.
20 Dia nitsio-drano azy taminy izany andro
izany izy, ka nanao hoe, Hianao no hitsofany
ny Isiraely rano, hoe, Andriamanitra
hanao anao anie hanahaka any Efiraima,
ary hanahaka any Manase: dia
nataony Efiraima teo alohany Manase.
21 Ary hoy Isiraely taminy Iôsefa, Indro,
maty aho: ary Andriamanitra homba anareo,
ary hitondra anareo ho any amy ny
tanin-drazanareo indray.
22 Ary izaho efa nanome anao anjara iray
mihoatra noho ny any ny rahalahinao, izay
nalainy ny sabatro sy ny tsipìko tamy ny
tànany ny Amora.

## TOKO XLIX.

DIA niantso ny zanani-lahy Iakôba, ka nanao
hoe, Miangòna hianareo, mba ho lazaiko
aminareo izay hanjo anareo amy ny
andro farany.
2 Miangòna hianareo, ary mandrenesa,
hianareo zanaka-lahiny Iakôba; ary mihainoa
any Isiraely rainareo.
3 I Riobena, lahi-matoako hianao, heriko,
sy ny voalohany ny tanjako, ny hatsarany
ny voninahitra, sy ny hatsarany ny hery:
4 Tsy mahatoetra toy ny rano, tsy mba
hihoatra hianao; satria efa niakatra tamy
ny farafaran-drainao hianao; ka voalotonao
iny: niakatra tamy ny fandriako
izy.
5 I Simeôna sy Levy no mpirahalahy:
fiasany ny zava-mandoza no fanavany varotra.
6 Aza mankeo amy ny fisainany, ry fanahiko;
aza miray amy ny fiangonany, ry
voninahitro: fa tamy ny fahatezerany no
namonoany olona, ary tamy ny sitra-pony
no nahatraingioany omby.
7 Hozonina ny fahatezerany, fa nirehitra
iny; ary ny fahavinirany, fa loza iny:
hizara azy eo amy ny Iakôba aho, ka hampiely
azy eo amy ny Isiraely.
8 Ioda, hianao no ho derainy ny rahalahinao:
ny tànanao hamozony ny fahavalonao:
hiondrikia eo anatrehanao ny zanaky
ny rainao.
9 Zanaky liona, Ioda: niala tamy ny fitohana
no niakaranao, anaka: nandry izy, niampatra
tahaky ny liona izy, dia tahaky ny
liona antitra; iza no hampitaitra azy?
10 Tsy hiala aminy Ioda ny fitondrana,
na ny mpanapaka avy eo amy ny tongony,
mandra-pihiaviny Silo; ary Izy no hiangonany
ny olona.
11 Mamehy ny ampondra keliny amy ny
tahom-boaloboka, ary ny zanak' ampondrany
amy ny tahom-boaloboka tsara izy;
manasa ny lambany eo amy ny divay, sy
ny akanjony eo amy ny rany ny voaloboka,
izy:
12 Ho mena divay ny masony, ary ho
fotsy ronono ny nifiny.

13 I Zebiolona honina eo amoron-drano-
masina; ary izy ho fitodian-tsambo; ary
hihiatrany Zidona ny faritry ny taniny.
14 Isakara ho ampondra mahery, man-
dry eo anelanelan' entan-droa:
15 Ary nahita izy fa tsara ny fialan-tsasa-
tra, ary fa mahafinaritra ny tany; dia na-
nongilany ny sorony hitondra izy, ka tonga
mpanompo handoa hetra izy.
16 I Dana hitsara ny olony, tahaky ny
firenena anankiray eo amy ny Isiraely.
17 I Dana ho menarana amoron-dàlana,
ho biby lava any amy ny aleha, izay mane-
kitry ny ombalahin-tongo-tsoavaly, ka mi-
tsirara ny mpitaingina azy.
18 Efa niandry ny famonjenao aho, Iehô-
vah ô.
19 I Gada, ny maro-miaraka han-
dresy azy; f' izy kosa handresy any am-
-parany.
20 Avy aminy Asera, hatavy ny mofony,
ary izy hahavokatra hanim-pin'andriana.
21 I Nafitaly ho biby diera alefa: ma-
nao teny malefaka izy.
22 Iôsefa ho sampa-mahavokatra, sampa-
-mahavokatra eo anilany ny loharano: ny
rantsany mananiky ny fefy.
23 Nampahory azy indrindra ny mpiti-
fitra, dia nitifitra, ka nandrafy azy:
24 Kanefa nitoetra mahery ny tsipìkiany,
ary ny sandrin-tànany nampahareziny ny
tànany ny Mahery momba any Iakôba;
(Izay nihiaviany ny mpiandry, vato-lahiny
ny Isiraely:)
25 Dia Andriamanitry ny rainao, Izay
hamonjy anao; dia ny Tsi-toha, Izay hi-
tahy anao amy ny fitahiany ny lanitra am-
bony, fitahiany ny lalina izay any ambany,
fitahiany ny nono sy ny kibo:
26 Ny fitsio-dranon-drainao mahery la-
vitra noho ny fitsio-dranon-drazako, mi-
hiatra amy ny faritry ny havoana mandra-
kizay, dia ho amy ny lohany Iôsefa, ary
ho amy ny tampon-dohany izay efa na-
saraka tamy ny rahalahiny.
27 I Beniamina hitoha tahaka amboa dia;
nony ny maraina dia ho laniny izay no
tohainy, ary nony ny hariva dia hizara ny
babo izy.
28 Ireo rehetr' ireo no firenena roa amby
ny folo any Isiraely: ary izany no lazainy
ny rainy taminy, sy nitsofany rano azy;
samy araky ny fitahiany avy no nitsofany
rano azy.
29 Dia nanafatra azy izy, ka nanao ta-
miny hoe, Izaho hangonina ho amy ny
oloko: aleveno aho eo amy ny razako, eo
anatiny ny lavaka izay any an-tsahany
Efirôna avy tamy ny Heta;
30 Eo anatiny ny lavaka, izay any an-
-tsaha any Makipela, izay eo tandrifiny
Mamire, any amy ny tany Kanana, izay no
vidiny Abirahama, ambany ny saha, ta-
miny Efirôna avy tamy ny Heta, ho tany
fandevenana.
31 Teo no nandevenany any Abirahama
sy Sara vadiny; teo no nandevenany any
Isaka, sy Rebeka vadiny; ary teo no nan-
devenako any Lea.
32 Tamy ny zanaky Heta no nividianany
ny saha, ambany ny lavaka izay eo ana-
tiny.
33 Ary rehefa voa hafatry Iakôba ny za-
nani-lahy rehetra, dia nakariny ny tongony
ho amy ny farafara, dia niala-aina izy, ka
nangonina tany amy ny olony izy.

## TOKO L.

Dia niampatra Iôsefa tamy ny tavan-
-drainy, ka nitomany teo amboniny, ka na-
noroka azy.
2 Dia no didiany Iôsefa ny mpanao fana-
fody, mpanompony, hanoso-zava-manitra
an-drainy: ary nanosotra any Isiraely ny
mpanao fanafody.
3 Ary tanteraka ny efa-polo andro hana-
vana azy; f' izany no isany ny androny ny
olona izay voa hosotra: ary ny olon-Eji-
pity nisaona azy fito-polo andro.
4 Ary rehefa tapitra ny andro fisaonana
azy, dia niteny tamy ny teo an-tranony
Farao Iôsefa, ka nanao hoe, Ankehitriny
raha nahita soa teo imasonareo aho, masìna
hianareo, lazao an-tsofiny Farao, ka atavy
hoe,
5 Ny raiko efa nampianiana ahy, ka na-
nao hoe, Indro, hiala-aina aho: eo amy
ny fasako, izay no hadiko ho ahy, any amy
ny tany Kanana, no handevenanao ahy.
Ary ankehitriny, trarantitra hianao, aoky
hiakatra handevina an-draiko aho, dia hive-
rin' indray aho.
6 Ary hoy Farao, Miakara hiany, ka
mandevena ny rainao araky ny fampiania-
nany anao.
7 Dia niakatra Iôsefa mba handevina an-
-drainy: dia niakatra nomba azy, izay re-

hetra nanompo any Farao, ny loholona teo
an-tranony, sy ny loholon-drehetra teo amy
ny tany Ejipity,
8 Ambany izay rehetra teo an-tranony
Iôsefa, sy ny rahalahiny, ary ny teo an-
-tranon-drainy: ny zaza madinikia, ary ny
ondriny sy ny ombiny hiany, no navelany
teo amy ny tany Gosena.
9 Dia niakatra nomba azy koa kalesy sa-
sany sy mpitaingin-tsoavaly; ary maro be
indrindra ny miara-mandeha.
10 Ary tonga izareo teo am-pamoloa-
ny Atada, izay any an-dafiny Ioridany,
dia nanao fisaonan-dehibe sy mafy indrin-
dra teo izareo: dia nitomany an-drainy ha-
fitoan' andro izy.
11 Ary rehefa hitany ny olon-Kanana,
tompon-tany, ny fisaonana teo am-pamo-
loany Atada, dia hoy izareo, Io no fisao-
nana mampahory ny olon-Ejipity: izany
no nanavany ny anarany hoe i Abeli-miza-
raima, izay any an-dafiny Ioridany.
12 Ary ny zanani-lahy nanao taminy
araky izay nandidiany azy:
13 Fa ny zanani-lahy nitondra azy tany
amy ny tany Kanana, ary nandevina azy
tany an-davaky ny saha any Makipela, teo
tandrifiny Mamire; izay no vidiny Abira-
hama, ambany ny saha, taminy Efirona avy
tamy ny Heta ho tany fandevenana.
14 Ary rehefa voa leviny ny rainy, dia
niverina tany Ejipity Iôsefa, izy sy ny
rahalahiny, ambany izay rehetra niakatra
nomba azy handevina an-drainy.
15 Ary rehefa hitany ny rahalahiny Iô-
sefa, fa maty ny rainy, dia hoy izareo, An-
gamba ho halany Iôsefa isikia, ary hamaly
antsikia tokoa izay ratsy rehetra nataontsi-
kia taminy izy.
16 Dia nanirak'olona hankany aminy Iô-
sefa izareo, ka nanao hoe, Ny rainao nana-
fatra, dieny tsy mbola maty izy, hoe,
17 Izany no ho lazainareo aminy Iôsefa,
Masìna hianao, mamelà ny fahadisoany ny
rahalahinao ankehitriny, ambany ny faho-
tany; f' efa nanao ratsy taminao izahay:
ary ankehitriny mivalo aminao izahay,
mamelà ny fahadisoany ny mpanompo an'
Andriamanitry ny rainao. Dia nitomany
Iôsefa, raha niteny taminy izareo.
18 Dia lasa nandeha koa ny rahalahiny,
ka niankohoka teo anatrehany; ary hoy
izareo, Indro, ho mpanompo anao izahay.
19 Ary hoy Iôsefa taminy, Aza mataho-
tra: fa solon' Andriamanitra v' aho ?
20 Fa hianareo efa nisaina hanisy ratsy
ahy; Andriamanitra nisaina hanisy soa,
hahatonga toy ny amy ny andro any, ha-
melona olona maro.
21 Ary ankehitriny izany, aza matahotra
hianareo; izaho hamelona anareo, sy ny
zanakareo madinikia. Dia nampifaly azy,
ka niteny soa taminy izy.
22 Ary nonina tany Ejipity Iôsefa, izy
sy ny mpianakavin-drainy: ary folo amby
zato taona niainany Iôsefa.
23 Ary efa hitany Iôsefa ny zafiafiny
Efiraima: ny zanaky Makira koa, zanaka-
-lahiny Manase, no tezaina teo ambony ny
lohaliky Iôsefa.
24 Ary hoy Iôsefa tamy ny rahalahiny,
Izaho maty: ary Andriamanitra hamangy
anareo tokoa, ary hitondra anareo hiala
aminy itoy tany itoy, ho any amy ny tany
izay nianianany taminy Abirahama, taminy
Isaka, ary taminy Iakôba.
25 Dia nampianiany ny zanaky Isiraely
Iôsefa, ka nanao hoe, Andriamanitra ha-
mangy anareo tokoa, ary hitondra ny tao-
lako hiala eto hianareo.
26 Dia maty Iôsefa, rehefa folo amby
zato taona: dia nanosotra azy izareo, ka
nasiana teo anaty vata tany Ejipity izy.

NY BOKY FAHAROA NO SORATANY MOSE,

ATAO HOE,

# FIVOAHANA.

## TOKO I.

ARY ireo no anarany ny zanaky Isiraely,
izay nankany Ejipity; samy nankany nomba
any Iakôba izy rehetra ambany ny teo
an-tranony:
2 I Riobena, i Simeôna, i Levy, sy Ioda,
3 Isakara, i Zebiolona, sy Beniamina,
4 I Dana, sy Nafitaly, i Gada, ary Asera.
5 Ary ny olon-drehetra naloaky ny kibony
Iakôba, dia olona fito-polo; f' efa tany
Ejipity *rahateo* Iôsefa.
6 Ary efa maty Iôsefa sy ny rahalahin-drehetra,
ambany izany taranaka rehetr'
izany.
7 Ary ny zanaky Isiraely nalaky niteraka,
dia nitombo betsaka, ka nihiamaro, ary nihiahery
dia nihiahery indrindra; ka naneniky
ny tany izareo.
8 Dia nitsangana mpanjaka vaovao tany
Ejipity, izay tsy nahalala any Iôsefa.
9 Ary hoy izy tamy ny olony, Indro, ny
olona zanaky Isiraely efa maro, k' efa maherihery
kokoa noho isikia:
10 Andeha, aoka hanao fihiendrena aminy
isikia; fandroa hihiamaro, ary raha
tàhiny hisy ady, dia homba ny fahavalontsikia
izareo, ka hamely antsikia, ary hiala
amy ny tany izareo.
11 Dia nanendry mpifehy azy izareo, ka
nampahory azy tamy ny entany. Ary nanao
tanàna fitehirizam-pananana ho any
Farao, i Pitoma, sy Ramisesa, izareo.
12 Fa araky ny nampahoriany azy, no
nihiamaroany, sy nitomboany. Ary sosotra
noho ny zanaky Isiraely izareo.
13 Dia nampanompo ny zanaky Isiraely
fatratra ny olon-Ejipity:
14 Ka nataony mangidy ny fiainany
noho ny hamafiny ny fanompoana, tamy
ny feta, sy ny birikia, ambany ny fanompoan-drehetra
tany an-tsaha; dia ny fanompoana
mafy rehetra izay nampanompoany
azy.
15 Ary hoy ny mpanjaka any Ejipity
tamy ny mpampivelona Hebirio, i Sifira
no anarany ny anankiray, ary Pioa no anarany
ny anankiray koa:
16 Dia hoy izy, Raha mampivelony ny
vehivavy Hebirio hianareo, dia jereo *ny
zaza* eo an-tavim-bato: raha lahy, dia ho
vonoinareo izy, ary raha vavy, dia ho velominareo
izy.
17 Fa natahotra an' Andriamanitra ny
mpampivelona, ka tsy nanao araky izay
nandidiany ny mpanjaka any Ejipity azy,
fa no velominy hiany ny zanaka-lahy.
18 Dia nantsoiny ny mpanjaka any Ejipity
ny mpampivelona, ka nataony taminy
hoe, Nahoana hianareo no nanao izany,
ka no velominareo hiany ny zanaka-lahy?
19 Ary hoy ny mpampivelona taminy
Farao, Satria tsy mba manahaky ny vehivavy
Ejipity ny vehivavy Hebirio, fa mavitrikia
izareo; ka velona izareo, dieny
tsy mbola tonga ny mpampivelona tany
aminy.
20 Dia nasian' Andriamanitra soa ny
mpampivelona: dia nihiamaro, ka nihiahery
indrindra ny olona.
21 Ary, satria natahotra an' Andriamanitra
ny mpampivelona, dia nanavany trano
izareo.
22 Dia nandidy ny olon-drehetra i Farao,
ka nanao hoe, Ny zanaka-lahy rehetra izay
teraka, harianareo any amy ny ony, fa ny
zanaka-vavy rehetra no ho velominareo.

## TOKO II.

ARY lasa ny lehilahy anankiray avy tamy
ny mpianakaviny Levy, ka nampaka-bady
zanaka-vavy avy tamy ny Levy.
2 Dia bevohoka ravehivavy, ka niteradahy;
ary rehefa nahita azy fa tsara-

-tarehy izy, dia nanafina azy telo volana
izy.
3 Ary rehefa tsy nahafina azy intsony
izy, dia naka fiara zozoro ho azy, ka no
petahiny feta aman-dity, dia nataony teo
ny zaza; ary napetrany teo anatiny ny zo-
zoro teo amorony ny ony izy.
4 Dia nijanona eny lavidavitr' eny ny
anabaviny, hahalala izay hanavana azy.
5 Dia nidina ny zanaka-vaviny Farao,
handro eo amy ny ony; ary ireo ankizi-va-
viny nandehandeha teny amorony ny ony;
ary, raha nahita ny fiara teo anatiny ny
zozoro izy, dia naniraky ny ankizi-vaviny
haka azy.
6 Ary rehefa no sokafany, dia hitany ny
zaza: ary, indro, nitomany ny zaza. Dia
niantra azy, ka hoy izy, Zanaky ny He-
birio itoy.
7 Dia hoy ny anabaviny tamy ny zanaka-
-vaviny Farao, Handeha v' aho ka hiantso
mpitaiza eo amy ny vehivavy Hebirio
hankaty aminao, mba hitaiza ny zaza ho
anao?
8 Ary hoy ny zanaka-vaviny Farao ta-
miny, Mandehana. Dia lasa ilehy zaza-
vavy, ka niantso ny reniny ny zaza.
9 Ary hoy ny zanaka-vaviny Farao ta-
miny, Ento io zaza io, ka taizao ho ahy,
ary izaho handoa ny karamanao. Dia
nentin-dravehivavy ny zaza, ka no tezainy.
10 Ary rehefa lehibe ny zaza, dia nentiny
ho any amy ny zanaka-vaviny Farao, ka
tonga zanany izy. Ary ny anarany na-
taony hoe, i Mose: fa hoy izy, Satria
tamy ny rano no nanalako azy.
11 Ary taminy ireny andro ireny, rehefa
lehibe i Mose, dia nivoaka hamangy ny
rahalahiny izy, ka nijery ny entany: dia
nahita olon-Ejipity namely olon-Hebirio,
anankiray tamy ny rahalahiny, izy.
12 Dia nihierikerikia izy, ary rehefa tsy
nahita olona izy, dia namono ny olon-Eji-
pity izy, ka nafeniny teo anatiny ny fasikia.
13 Ary, raha nivoaka tamy ny andro
manarakaraka izy, indro, niady Hebirio
roa lahy: dia hoy izy taminy lehy meloka,
Nahoana no mamely ny namanao hianao?
14 Ary hoy izy, Iza no nanao anao ho an-
driana sy mpitsara anay? mikiasa hamono
ahy va hianao tahaky ny namonoanao ny
olon-Ejipity? Dia natahotra i Mose, ka
hoy izy, Efa fantatra tokoa izany zavatr'
izany.
15 Ary rehefa nandre izany zavatr' izany
Farao, dia nitady hamono any Mose izy.
Fa nandositra any Farao i Mose, ka nitoe-
tra teo amy ny tany Midiana: dia nipe-
traka teo anilany ny loharano izy.
16 Ary ny mpisorona tany Midiana na-
nan' anaka fito vavy: ary nandeha izareo,
dia nantsaka, ka no fenoiny *rano* ny tavin-
-drano hampisotroany ny ondrin-drainy.
17 Dia tonga ny mpiandri-ondry, ka
nandroaka azy: ary Mose nitsangana, dia
nanampy azy, ka nampisotro ny ondriny.
18 Ary nony tonga tany amin-DRioela
rainy izareo, dia hoy izy, Nahoana no tonga
sahady hianareo andro any?
19 Ary hoy izareo, Olon-Ejipity anan-
kiray namonjy anay tamy ny tànany ny
mpiandri-ondry, dia nanovo *rano* ho anay
tokoa, ka nampisotro ny ondry izy.
20 Ary hoy izy tamy ny zanani-vavy,
Ary aiza izy? nahoana no nilaozanareo ny
lehilahy? antsoy izy, mba hihina-mofo.
21 Ary sitraky Mose hitoetra eo amin-
-dralehilahy: dia nanome any Mose i Zi-
pora zanani-vavy *ho vadiny* izy.
22 Dia nitera-dahy izy, ary ny anarany
nataon-*drainy* hoe i Gerisoma: fa hoy izy,
Efa vahiny teo amy ny tanim-bahiny aho.
23 Ary rehefa afaka andro maro, dia
maty ny mpanjaka any Ejipity: ary ny
zanaky Isiraely nisento noho ny fanom-
poany, dia nitaraina izareo, ka niakatra ho
amin' Andriamanitra ny fitarainany noho
ny fanompoana.
24 Dia ren' Andriamanitra ny fitoma-
niany, ka nahatsiaro ny fanekeny taminy
Abirahama, taminy Isaka, sy taminy Ia-
koba, Andriamanitra.
25 Dia nijery ny zanaky Isiraely Andria-
manitra, k' efa fantatr' Andriamanitra.

## TOKO III.

Ary Mose niandry ny ondriny Ietro, rafo-
zany, mpisorona tany Midiana: dia niton-
dra ny ondry tany an-koatry ny efitra, ka
nankany Horeba, tendrombohitr' Andria-
manitra, izy.
2 Dia niseho ny anjeliny Iehôvah taminy
teo anaty lel' afo teo afovoany ny ala-kely:
dia nijery izy, ary, indro, mainy ny afo ny
ala-kely, ary tsy levona ny ala-kely.
3 Ary hoy Mose, Hitodikia aho ankehi-
triny, ka hizaha izany fahitan-dehibe izany,

nahoana no tsy levony ny afo ny ala-
-kely.
4 Ary rehefa hitany Iehôvah, fa nitodi-
kia hizaha izy, dia niantso azy teo afovoany
ny ala-kely Andriamanitra, ka hoy Izy,
Ry Mose, ry Mose. Ary hoy izy kosa,
Inty aho.
5 Ary hoy Izy, Aza manakeky ety : esory
ny kiraronao amy ny tongotrao, fa tany
masina io fitoerana ijanonanao io.
6 Dia hoy Izy koa, Izaho no Andriama-
nitry ny rainao, Andriamanitry Abirahama,
Andriamanitry Isaka, ary Andriamanitry
Iakôba. Dia nasarony Môse ny tavany;
fa natahotra hijery an' Andriamanitra izy.
7 Ary hoy Iehôvah, Efa no jereko tokoa
ny fahoriany ny oloko izay any Ejipity,
ary efa reko ny fitarainany noho ny mpam-
pahory azy; fa fantatro ny alahelony;
8 Dia hidina Aho mba hamonjy azy amy
ny tànany ny olon-Ejipity, ka hampivoaka
azy aminy izany tany izany ho any amy
ny tany, sady soa no malalaka, ho any
amy ny tany tondra-dronono aman-tantely;
ho any amy ny fonenany ny Kanana, sy
ny Heta, sy ny Amora, sy ny Periza, sy
ny Heva, ary ny Iebiosa.
9 Ary, indro, efa omby aty amiko anke-
hitriny, ny fitarainany ny zanaky Isiraely:
ary efa hitako hiany ny fahoriana izay am-
pahoriany ny olon-Ejipity azy.
10 Ary avia ankehitriny, dia haniraka
anao ho any aminy Farao Aho, hamoa-
hanao any Ejipity ny oloko, zanaky Isi-
raely.
11 Ary hoy Mose tamin' Andriamanitra,
Iza moa aho, no hankanesako aminy Fa-
rao, sy hamoahako ny zanaky Isiraely any
Ejipity?
12 Ary hoy Izy, Dia homba anao tokoa
Aho; ary izany no famantarana ho anao,
f' Izaho no naniraka anao: Rehefa navoa-
kao ny olona tany Ejipity, dia hanompo
an' Andriamanitra eo aminy itoy tendrom-
bohitr' itoy hianareo.
13 Ary hoy Mose tamin' Andriamanitra,
Indro, raha hankany amy ny zanaky Isi-
raely aho, ka hanao aminy hoe, Andria-
manitry ny razanareo no naniraka ahy ho
aminareo; ka hilaza amiko izareo kosa,
Iza no anarany? dia ahoana no ho lazaiko
aminy?
14 Ary hoy Andriamanitra taminy Mose,
IZAHO NO IZAHO: ary hoy Izy, Iza-
ny no ho lazainao amy ny zanaky Isiraely,
IZAHO NO efa naniraka ahy ho amina-
reo.
15 Ary hoy Andriamanitra taminy Mose
indray, Izany no ho lazainao amy ny za-
naky Isiraely, Iehôvah Andriamanitry ny
razanareo, Andriamanitry Abirahama, An-
driamanitry Isaka, sy Andriamanitry Ia-
kôba, no naniraka ahy ho aminareo: izany
no anarako mandrakizay, k' izany no ho
fahatsiarovana Ahy hatramy ny fara-man-
dimby.
16 Mandehana, ary angony ny loholony
ny Isiraely, ka atavy aminy hoe, Efa ni-
seho tamiko Iehôvah Andriamanitry ny ra-
zanareo, dia Andriamanitry Abirahama, *sy*
Isaka, ary Iakôba, ka nanao hoe, Efa na-
mangy anareo tokoa Aho, noho ny ana-
vana anareo any Ejipity:
17 Ary hoy Izaho, Izaho hampivoaka ana-
reo amy ny fahoriana any Ejipity, ho any
amy ny taniny ny Kanana, sy ny Heta, sy
ny Amora, sy ny Periza, sy ny Heva, ary
ny Iebiosa, ho any amy ny tany tondra-
-dronono aman-tantely.
18 Dia hihaino ny feonao izareo: ka han-
kany amy ny mpanjaka any Ejipity hianao
sy ny loholony ny Isiraely, dia hatao-
nareo aminy hoe, Iehôvah Andriamanitry
ny Hebirio efa nihaona taminay: ary an-
kehitriny, trarantitra hianao, aoky izahay
handeha làlan-kateloana, any an-efitra, mba
hanala-voady ho any Iehôvah Andriama-
nitray.
19 Ary efa fantatro, fa tsy havelany ny
mpanjaka any Ejipity handeha hianareo,
tsia, na dia amy ny tànana mahery aza.
20 Dia haninjitry ny tànako Aho, ka
hamely any Ejipity amy ny fahagagako
rehetra izay hataoko eo afovoany: ary re-
hefa afak' izany, dia hampandeha anareo
izy.
21 Ary ireo olon' ireo hataoko hahita
soa eo imasony ny olon-Ejipity: ary raha
handeha hianareo, dia tsy mba handeha
foana hianareo:
22 Fa ny vehivavy hangataka amy ny
namany, sy aminy izay mivahiny eo an-
-tranony, rava-bolafotsy, sy rava-bolamena,
ary fitafiana: dia hasianareo amy ny za-
nakareo-lahy sy ny zanakareo-vavy ireny;
ary ho foananareo ny olon-Ejipity.

## TOKO IV.

DIA namaly Mose, ka nanao hoe, Fa, indro, tsy hino ahy, na hihaino ny feoko izareo: fa hoy izareo, Tsy niseho taminao Iehôvah.
2 Ary hoy Iehôvah taminy, Inona no io
eo an-tànanao? Ary hoy izy, Tsorakazo.
3 Ary hoy izy, Tsipazo amy ny tany io.
Dia natsipiny tamy ny tany, ka nody menarana iny, dia nandositra azy Mose.
4 Ary hoy Iehôvah taminy Mose, Ahinjiro ny tànanao, ka tano amy ny rambony izy: (Dia naninjitry ny tànany izy, ka no samboriny; dia nody tsorakazo teo an-tànany iny:)
5 Mba hinoany f' efa niseho taminao
Iehôvah Andriamanitry ny razany, Andriamanitry Abirahama, Andriamanitry Isaka, ary Andriamanitry Iakôba.
6 Ary hoy Iehôvah taminy, Atsofohy
eo an-tratranao ny tànanao ankehitriny. (Dia natsofony ny tànany teo an-tratrany: dia nampiala iny izy, k' indro efa boka ny tànany *fotsy* tahaky ny oram-panala.
7 Ary hoy Izy, Atsofohy eo an-tratranao
indray ny tànanao. Dia natsofony ny tànany teo an-tratrany indray; dia nampiala iny tamy ny tratrany izy, k' indro, nody tahaky ny nofony indray iny.)
8 Ary, raha tsy hino anao izareo, ka tsy
hihaino ny feony ny famantarana voalohany, dia hino ny feony ny famantarana eo aoriana izareo.
9 Ary, raha tsy hino hiany izany faman-
taran-droa izany izareo, na hihaino ny feonao, dia hantsaka rano amy ny ony hianao, ka haidinao amy ny tany maina: ary izay rano nantsakanao tamy ny ony, hody ra eo ambony ny tany maina.
10 Ary hoy Mose taminy Iehôvah, Tom-
poko ô, olona tsy mahay miteny mandrak' ankehitriny aho, na hatrizay nitenenanao tamy ny mpanomponao: sady miadam-bava, no miadam-piteny aho.
11 Ary hoy Iehôvah taminy, Iza no
mamboatry ny vavan' olona? sa iza no mahamoana, sa mampaharenina, sa mampahahiratra, sa mampahajamba? tsy Izaho Iehôvah va?
12 Dia mandehana ankehitriny, fa homba
ny vavanao Aho, ka hampianatra anao izay ho lazainao.
13 Ary hoy izy, Tompoko ô! mangataka
aminao aho, ampandehano izay hampandehaninao.
14 Dia nirehitra ny fahatezerany Iehôvah
taminy Mose, ka hoy Izy, Tsy rahalahinao v' i Arona, avy amy ny zana-Devy? fantatro, fa mahay miteny tsara izy. Ary, indro koa, mivoaka hitsena anao izy: ary raha mahita anao izy, dia ho faly am-pony izy.
15 Dia hiteny aminy hianao, ka hanome
vava azy: ary Izaho homba ny vavanao, sy ny vavany, ary hampianatra anareo izay hataonareo.
16 Dia ho vavanao amy ny olona izy:
ary ho solom-bavanao izy; ary ho azy, ho solon' Andriamanitra, hianao.
17 Dia ho raisiny ny tànanao io tsora-
kazo io, izay hanavanao ireo famantaran' ireo.
18 Dia lasa nandeha i Mose, ka niverina
ho aminy Ietro, rafozany, ary hoy izy taminy, Masìna hianao, aoka handeha aho, ka hiverina ho any amy ny rahalahiko, izay any Ejipity, ka hizaha na mbola velona hiany izareo, na tsia. Ary hoy Ietro taminy Mose, Mandehana soa aman-tsara.
19 Ary hoy Iehôvah taminy Mose tany
Midiana, Mandehana, miverena any Ejipity: fa maty ny olon-drehetra izay nitady ny ainao.
20 Dia nalainy Mose ny vadiny ambany
ny zanani-lahy, dia nampitaingieniny ny ampondra izareo, ka niverina ho any amy ny tany Ejipity izy: dia nentiny Mose ny tsorakazon' Andriamanitra teny an-tànany.
21 Ary hoy Iehôvah taminy Mose, Raha
mandeha hiverina any Ejipity hianao, tandremo mba hataonao ireo fahagagan-drehetr' ireo eo anatrehany Farao, izay nampanaviko ny tànanao: ary Izaho hanasarotry ny fony, ka tsy hampandeha ny olona izy.
22 Ary lazao aminy Farao hoe, Izany no
lazainy Iehôvah, Ny Isiraely no zanako, lahi-matoako:
23 Ary, milaza aminao Aho, Ampande-
hano ny zanako, mba hanompo Ahy: ary raha mandà hampandeha azy hianao, indro, Izaho dia hamono ny zanakao, lahi-matoanao.
24 Ary rehefa teny an-dàlana tany an-
-trano fijanonana izy, dia nitsena azy Iehôvah, ka nitady hamono azy.
25 Dia naka vato maranitra i Zipora, ka

nandidy ny saron-tsotsoky ny zanany, ka
natsipiny teo amy ny tongotry ny lahy, ka
hoy izy, Efa vadiko amy ny ra tokoa hia-
nao.
26 Dia nandefa azy Izy, dia hoy ny vavy,
Vady amy ny ra hianao hoho ny fora.
27 Ary hoy Iehôvah taminy Arona, Man-
dehana hitsena any Mose any an-efitra.
Dia lasa nandeha izy, dia nihaona taminy
tany an-tendrombohitr' Andriamanitra izy,
ka nanoroka azy.
28 Ary Mose nilaza taminy Arona izay
teny rehetra nanirahany Iehôvah azy, sy
izay famantaran-drehetra nandidiany azy.
29 Dia lasa nandeha i Mose sy Arona,
ka nanangony ny loholony ny zanaky Isi-
raely rehetra:
30 Dia nambarany Arona ny teny rehetra
izay efa no lazainy Iehôvah taminy Mose,
ka nanao ny famantarana teo imasony ny
olona izy.
31 Dia nino ny olona; ary raha nandre
f' efa no vangiany Iehôvah ny zanaky Isi-
raely, k' efa no tsinjoviny ny fahoriany, dia
niondrikia, ka nivavaka izareo.

## TOKO V.

ARY rehefa afak' izany, dia niditra i Mose
sy Arona, ka nanao taminy Farao hoe,
Izany no lazainy Iehôvah, Andriamanitry
ny Isiraely, Ampandehano ny oloko, mba
hanao fanasana ho Ahy any an-efitra.
2 Ary hoy Farao, Iza no Iehôvah no ho
henoiko ny feony hampandehanako ny Isi-
raely? tsy fantatro Iehôvah, ary tsy mba
hampandehaniko ny Isiraely.
3 Ary hoy izareo, Andriamanitry ny He-
birio efa nihaona taminay: trarantitra hia-
nao, aoky izahay handeha làlan-kateloana
ho any an-efitra, ka hanala-voady ho any
Iehôvah, Andriamanitray; fandroa han-
datsaka aretin-dratsy, sa sabatra, aminay
Izy.
4 Ary hoy ny mpanjaka any Ejipity
taminy, Nahoana hianareo, ry Mose sy
Arona, no mampiala ny olona amy ny
asany? mandehana hianareo ho any amy
ny fanompoanareo.
5 Dia hoy Farao, Indro, efa maro ny
olona eo amy ny tany ankehitriny, ka
mampitsahatra azy amy ny fanompoany
hianareo.
6 Ary Farao nandidy ny mpampan-
draharaha ny olona, sy ny mpampiasa
azy, taminy izany andro izany, ka nanao
hoe,
7 Aza manome mololo ny olona intsony
hianareo, hanavany birikia tahaky ny man-
drak' ankehitriny: aoka handeha, ka ha-
nangona mololo ho an-tena, izareo.
8 Ary ny isany ny birikia izay nataony
mandrak' ankehitriny, hampanavanareo azy
hiany, aza ahakelezinareo na kely akory, fa
malaina izareo; izany no itarainany, hoe,
Aoka handeha izahay, ka hanala-voady ho
an' Andriamanitray.
9 Atavy mafimafy kokoa ny fanompoany
ny olona, mba hiasany izany, ka aoky tsy
hitandrina teny foana izareo.
10 Dia nivoaka ny mpampandraharaha
ny olona sy ny mpampiasa azy, dia niteny
tamy ny olona, ka nanao hoe, Izany no
teniny Farao, Izaho tsy mba hanome mololo
anareo.
11 Mandehana hianareo, angony mololo
any aminy izay hahitanareo *iny*: anefa tsy
mba hahakelezina ny fanompoanareo na
kely akory.
12 Dia niely tamy ny tany Ejipity rehe-
tra ny olona, mba hanangony ny vodi-vary
hisolo mololo.
13 Ary ny mpampandraharaha nanery
*azy*, ka nanao hoe, Vitao ny asanareo, an-
jaram-panompoanareo isan' andro, tahaky
ny nisy mololo hiany.
14 Ary ny mpampiasa ny zanaky Isi-
raely, izay no tendreny ny mpampandraha-
raha avy taminy Farao mba hifehy azy,
no kapohina, ka natao hoe, Nahoana hia-
nareo no tsy nahavita ny anjaranareo tamy
ny fanavany ny birikia omaly, sy andro
any, tahaky ny fahiny?
15 Dia lasa ny mpampiasa ny zanaky
Isiraely, dia nitaraina taminy Farao, ka
nanao hoe, Nahoana no manao izany amy
ny mpanomponao hianao?
16 Tsy nomena mololo ny mpanomponao,
nefa hoy izareo aminay, Manava birikia:
ary, indro, ny mpanomponao no kapohina;
anefa ny olonao no manan-tsiny.
17 Ary hoy izy, Malaina, dia malaina
hianareo: izany ilazanareo hoe, Aoka han-
deha izahay, ka hanala-voady ho any Ie-
hôvah.
18 Ary ankehitriny mandehana, miasà;
fa tsy hisy mololo homena anareo, anefa
ny isany ny birikia tsy mba halatsakareo.
19 Ary ny mpampiasa ny zanaky Isiraely

nahita f' efa ratsy toetra izareo, rehefa natao
hoe, Tsy hahakelezinareo ny isany ny biri-
kianareo na kely akory amy ny asany ny
isan' andro.
20 Dia nifanena taminy Mose sy Arona
ny olona, izay nijanona teo an-dàlana, raha
avy tany aminy Farao izy mirahalahy:
21 Dia hoy izareo taminy izy mirahalahy,
Iehôvah anie hitsinjo anareo sy hitsara;
satria efa nataonareo ratsy fofo teo anatre-
hany Farao sy teo anatrehany ny mpanom-
pony izahay, hasian-tsabatra any an-tànany
hamono anay.
22 Dia niverina ho any aminy Iehôvah i
Mose, ka hoy izy, Tompoko, nahoana no
nanao ratsy taminy ireo olon' ireo Hianao?
nahoana no naniraka ahy Hianao?
23 Fa hatrizay nankanesako tany aminy
Farao, mba hiteny amy ny anaranao, dia
nanao ratsy taminy ireo olon' ireo izy;
ary tsy namonjy ny olonao tsy akory Hia-
nao.

## TOKO VI.

Ary hoy Iehôvah taminy Mose, Ankehi-
triny ho hitanao izay hataoko aminy Farao:
fa tànana mahery no hampandehananany azy,
ary tànana mahery no handroahany azy
amy ny taniny.
2 Dia niteny taminy Mose Andriamanitra,
ka hoy Izy taminy, Izaho no Iehôvah:
3 Ary Andriamanitra tsi-toha nisehoako
taminy Abirahama, taminy Isaka, ary ta-
miny Iakôba, fa ny anarako, IEHÔVAH, no
tsy mbola nahafantarany Ahy.
4 Dia nampitoeriko ny fanakeko taminy
koa hanome azy ny tany Kanana, tany
fivahiniana izay nivahiniany.
5 Ary koa Izaho nandre ny fitarainany
ny zanaky Isiraely, izay nampanompoiny ny
olon-Ejipity, ary efa tsaroviko ny fana-
keko.
6 Koa, lazao amy ny zanaky Isiraely hoe,
Izaho no Iehôvah, ary Izaho handefa ana-
reo amy ny entany ny olon-Ejipity, ka ha-
nafaka anareo amy ny fanompoana azy, ary
sandry nahinjitra, sy fitsaran-dehibe, no ha-
monjeko anareo:
7 Dia halaiko ho oloko hianareo, ka ho
Andriamanitrareo Aho: ary hahafantatra
hianareo f' Izaho no Iehôvah, Andriamani-
trareo, Izay mandefa anareo amy ny entany
ny olon-Ejipity.
8 Dia hampidirako anareo amy ny tany
izay nianianako homeko any Abirahama,
any Isaka, sy any Iakôba; dia homeko ho
lovanareo izany: Izaho no Iehôvah.
9 Dia niteny izany tamy ny zanaky Isi-
raely Mose: fa tsy mba nihaino any Mose
izareo noho ny fahoriam-panahy, sy ny
hamafiny ny fanompoana.
10 Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka
nanao hoe,
11 Midira, lazao aminy Farao, mpanjaka
any Ejipity, mba hampandeha ny zanaky
Isiraely hiala amy ny taniny.
12 Dia niteny teo anatrehany Iehôvah i
Mose, ka nanao hoe, Indro, ny zanaky Isi-
raely aza tsy mba nihaino ahy; ka hataony
Farao ahoana no hihaino ahy, izay tsy voa
fora molotra?
13 Dia niteny taminy Mose sy Arona Ie-
hôvah, ka nandidy azy hilaza amy ny za-
naky Isiraely, sy aminy Farao mpanjaka
any Ejipity, mba hampivoaky ny zanaky
Isiraely amy ny tany Ejipity.
14 Ireo no lohany ny mpianakavin-drainy:
Ny zanaky Riobena, lahi-matoany Isiraely;
i Hanôka, sy Palio, sy Hezirona, sy Ka-
rimy: ireny no mpianakavin-DRiobena.
15 Ary ny zanaky Simeôna; Iemioela, sy
Iamina, sy Ohada, sy Iakina, sy Zohara,
ary Saola, zana-behivavi-Kanana: ireny
no mpianakavin-TSimeôna.
16 Ary ireo no anarany ny zanaky Levy,
araky ny taranany; i Gerisôna, sy Kehata,
ary Merary: ary ny andro niainany Levy,
dia fito amby fito-polo amby zato taona.
17 Ny zanaky Gerisôna; i Libiny, sy
Simy, araky ny mpianakaviny.
18 Ary ny zanaky Kehata, i Amirama,
sy Izihara, sy Hebirôna, ary Ioziela: ary
ny andro niainany Kehata, dia telo amby
telo-polo amby zato taona.
19 Ary ny zanaky Merary; i Mahaly, ary
Miosy: ireny no mpianakaviny ny zana-
-Devy, araky ny taranany.
20 Dia nalainy Amirama Iokebeda ana-
bavin-drainy ho vadiny; dia niteraka any
Arona, sy Mose, ho azy izy: ary ny andro
niainany Amirama, dia fito amby telo-polo
amby zato taona.
21 Ary ny zanaky Izihara; i Kora, sy
Nefega, ary Zikiry.
22 Ary ny zanaky Ioziela; i Misaela, sy
Elizafana, ary Sitry.
23 Dia nalainy Arona Eliseba zanaka-va-
viny Aminadaba, zanaka-vaviny Nasona, ho

vadiny; dia niteraka any Nadaba sy Abihio, i Eliazara, ary Itamara, ho azy izy.
24 Ary ny zanaky Kora; i Asira, sy Elikana, ary Abiasafa: ireny no mpianakaviny ny Kora.
25 Ary Eliazara zanaky Arona nampaka-bady avy tamy ny zanaka-vaviny Piotiela, dia niteraka any Finehasa ho azy izy: ireny no lohany ny rainy ny zana-Devy, araky ny mpianakaviny.
26 Ireo no i Arona sy Mose izay nilazany Iehôvah hoe, Avoahy ny zanaky Isiraely amy ny tany Ejipity araky ny hamaroany.
27 Ireo no niteny taminy Farao, mpanjaka any Ejipity, mba hampivoaky ny zanaky Isiraely any Ejipity: ireo no ilehy Mose sy Arona.
28 Ary tamy ny andro izay nitenenany Iehôvah taminy Mose teo an-tany Ejipity,
29 Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka nanao hoe, Izaho no Iehôvah: mitenena aminy Farao, mpanjaka any Ejipity, izay rehetra no lazaiko aminao.
30 Dia niteny kosa i Mose teo anatrehany Iehôvah, Indro, tsy voa fora molotra aho, ka hataony Farao ahoana no hihaino ahy?

TOKO VII.

ARY hoy Iehôvah taminy Mose, Indro, efa nataoko andriamanitra ho any Farao hianao: ary Arona rahalahinao ho mpaminaninao.
2 Hianao hiteny izay rehetra nandidiako anao: ary Arona rahalahinao hiteny aminy Farao mba hampivoaky ny zanaky Isiraely amy ny taniny.
3 Ary Izaho hanasarotry ny fony Farao, ka hanamaro ny famantarako, sy ny fahagagako, eo amy ny tany Ejipity.
4 Fa tsy hihaino anareo i Farao, ka hamely any Ejipity ny tànako, ary fitsaran-dehibe hampivoahako ny hamaroako, dia ny oloko zanaky Isiraely, amy ny tany Ejipity.
5 Ary ny olon-Ejipity hahafantatra f' Izaho no Iehôvah, raha haninjitry ny tànako aminy Ejipity Aho, ka hampivoaky ny zanaky Isiraely eo aminy.
6 Dia nataony Mose sy Arona araky izay nandidiany Iehôvah azy, izany no nataony.
7 Ary efa valo-polo taona i Mose, ary efa telo amby valo-polo taona i Arona, raha niteny taminy Farao izy mirahalahy.
8 Dia niteny taminy Mose sy Arona Iehôvah, ka nanao hoe,
9 Raha hiteny aminareo i Farao, ka hanao hoe, Asehoy fahagagana hanambara anareo, dia lazao aminy Arona, Alao ny tsorakazonao, ka tsipazo eo anatrehany Farao, *dia* hody menarana iny.
10 Dia niditra taminy Farao i Mose sy Arona, ka nanao araky izay efa nandidiany Iehôvah: dia natsipiny Arona ny tsorakazony teo anatrehany Farao, sy teo anatrehany ny mpanompony; dia nody menarana iny.
11 Dia nantsoiny Farao ny olon-kendry sy ny mpanao-ody: ary ny mpanao-ody tany Ejipity nanao izany tamy ny fankatovany.
12 Ary samy nanipy ny tsorakazony avy izareo, dia nody menarana ireny: fa niteliny ny tsorakazony ireny ny tsorakazony Arona.
13 Dia nanasarotry ny fony Farao Izy, ka tsy nihaino azy mirahalahy izy, araky izay efa no lazainy Iehôvah.
14 Ary hoy Iehôvah taminy Mose, Efa nihiasarotra ny fony Farao; mandà hampandeha ny olona Izy.
15 Mandehana any aminy Farao hianao rahamaraina; indro, hivoaka hankany amy ny rano izy; ary mijanòna eo amorony ny ony ambara-pihiaviny, ary ny tsorakazo izay nody menarana no ho entinao eny an-tànanao.
16 Ary atavy aminy hoe, Iehôvah Andriamanitry ny Hebirio no naniraka ahy hankaty hanao aminao hoe, Ampandehano ny oloko, mba hanompo Ahy any an-efitra: ary, indro, tsy nihaino hianao mandrak' ankehitriny.
17 Izany no lazainy Iehôvah, Itoy no hahafantaranao f' Izaho no Iehôvah: indro, ny tsorakazoko aty an-tànako hamelezako ny rano izay eo amy ny ony, dia hody ra iny.
18 Dia maty ny hazandrano, izay eo amy ny ony, ka ho maimbo ny ony; ary tsy tiany ny olon-Ejipity hisotro ny rano eo amy ny ony.
19 Ary hoy Iehôvah taminy Mose, Lazao aminy Arona, Alao ny tsorakazonao, ka ahinjiro ny tànanao ambony ny ranony Ejipity, ambony ny reniranony, ambony ny oniny, sy ambony ny farihiny, ary ambony ny dobon-dranon-drehetra, dia hody ra ireny; ary hisy ra eo amy ny tany Ejipity rehetra, na eo amy ny siny hazo, na eo amy ny siny vato.
20 Dia nanao izany Mose sy Arona, araky izay nandidiany Iehôvah; dia nanangany ny tsorakazo izy, ka namely ny rano izay teo amy ny ony teo imasony Farao, sy teo imasony ny mpanompony;

dia nody ra ny rano rehetra teo amy ny ony.
21 Dia maty ny hazandrano izay teo amy
ny ony; ka maimbo ny ony, ka tsy nahasotro ny rano teo amy ny ony ny olon-Ejipity; dia nisy ra teo amy ny tany Ejipity
rehetra.
22 Ary ny mpanao-ody tany Ejipity nanao
izany tamy ny fankatovany: dia nihiasarotra ny fony Farao, ka tsy nihaino azy mirahalahy izy, araky izay efa lazainy Iehôvah.
23 Dia niverina i Farao, ka nankany an-tranony, ka tsy nandatsaky izany aza tampony izy.
24 Dia nihiady rano ny olon-Ejipity rehetra, manodidiny ny ony, ho sotroina; fa
tsy nahasotro ny rano teo amy ny ony izareo.
25 Ary rehefa lany ny hafitoan' andro,
namelezany Iehôvah ny ony;

## TOKO VIII.

DIA hoy Iehôvah taminy Mose, Mandehana any aminy Farao, ka lazao aminy hoe,
Izany no lazainy Iehôvah, Ampandehano
ny oloko mba hanompo Ahy.
2 Ary raha tàhiny handà hampandeha
*azy* hianao, indro, sahona hamelezako ny
taninao rehetra:
3 Dia hiteraka sahona betsaka ny ony,
dia hiakatra ireny, ka hankany an-tranonao, sy any ambony ny trano fandrianao,
sy any ambony ny farafaranao, sy any an-tranony ny mpanomponao, ary ho any amy
ny olonao, sy any amy ny fahandroan-kaninao, ary any amy ny fitehirizan-kobanao
voa voatra.
4 Dia hiakatra any aminao, sy any amy
ny olonao, ary any amy ny mpanomponao
rehetra, ny sahona.
5 Ary hoy Iehôvah taminy Mose, Lazao
aminy Arona hoe, Ahinjiro ny tànanao mitana ny tsorakazonao, ambony ny renirano,
ambony ny ony, sy ny farihy, mba hampiakatry ny sahona ambony ny tany Ejipity.
6 Dia nahinjitry Arona ny tànany tambony ny ranony Ejipity; dia niakatra ny
sahona, ka nanarony ny tany Ejipity.
7 Ary ny mpanao-ody nanao izany tamy
ny fankatovany, ka nampiakatra sahona
tambony ny tany Ejipity.
8 Dia niantso any Mose sy Arona i Farao,
ka hoy izy, Mangataha aminy Iehôvah,
hampialany ny sahona amiko, sy amy ny
oloko; dia hampandehaniko ny olona, mba
hanala-voady ho any Iehôvah.
9 Ary hoy Mose taminy Farao, Mandidia
ahy: rahoviana no hangatahiko ho anao,
sy ny mpanomponao, ary ny olonao, hanesorany ny sahona aminao sy amy ny tranonao,
mba hitoerany any amy ny ony hiany?
10 Ary hoy izy, Rahamaraina. Ary hoy
izy, *Aoka* araky ny teninao *anie*, mba hahafantaranao fa tsy misy manahaka any Iehôvah Andriamanitray:
11 Dia hiala ny sahona aminao, sy amy
ny tranonao, sy amy ny mpanomponao, ary
amy ny olonao: ka hitoetra any amy ny
ony hiany ireny.
12 Dia nivoaka teo aminy Farao i Mose
sy Arona: ary nitaraina taminy Iehôvah i
Mose noho ny sahona izay efa nasiany taminy Farao.
13 Dia nataony Iehôvah araky ny teniny
Mose; ka maty ny sahona teo amy ny trano, teo amy ny vohitra, ary tany an-tsaha.
14 Dia nangonina hivangongo ireny: k'
efa maimbo ny tany.
15 Ary rehefa hitany Farao, fa nisy hiainana, dia nanasarotry ny fony izy, ka tsy
mba nihaino azy mirahalahy izy; araky
izay efa no lazainy Iehôvah.
16 Dia hoy Iehôvah taminy Mose, Lazao
aminy Arona hoe, Ahinjiro ny tsorakazonao, ka velezo ny vovo-tany, dia hody hao
any amy ny tany Ejipity rehetra iny.
17 Dia nanao izany izareo; ary nahinjitry
Arona ny tànany mitana ny tsorakazony,
ka no veleziny ny vovo-tany, dia nisy hao
tamy ny olona sy tamy ny biby; nody hao
ny vovo-tany rehetra tany amy ny tany
Ejipity rehetra.
18 Dia nanao izany ny mpanao-ody tamy
ny fankatovany, mba hanisy hao, fa tsy
nahay izareo: dia nisy hao tamy ny olona
sy tamy ny biby.
19 Dia hoy ny mpanao-ody taminy Farao,
Itoy no rantsan-tànan' Andriamanitra. Dia
nihiasarotra ny fony Farao, ka tsy mba nihaino azy mirahalahy izy; araky izay efa
no lazainy Iehôvah.
20 Dia hoy Iehôvah taminy Mose, Mifohaza maraina koa, ka mijanòna eo anatrehany Farao; indro, hivoaka izy hankany amy
ny rano; ka lazao aminy hoe, Izany no
lazainy Iehôvah, Ampandehano ny oloko
mba hanompo Ahy.
21 Fa raha tàhiny tsy hampandeha ny
oloko hianao, indro, hateriko lalitra aminao,
sy amy ny mpanomponao, sy amy ny olonao, ary amy ny tranonao: ary ho feno lalitra

ny tranony ny olon-Ejipity, ambany izay
tany itoerany koa.
22 Dia hanavaka, aminy izany andro
izany, ny tany Gosena aho, izay itoerany
ny oloko, mba tsy hisy lalitra any; mba ho
fantatrao f' Izaho no Iehôvah eo afovoany
ny tany.
23 Dia hasiako fanavahana eo anelane-
lany ny oloko sy ny olonao: rahamaraina
no hisiany izany famantaran' izany.
24 Dia nataony Iehôvah izany; ka tonga
lalitra mampahory tamy ny tranony Farao,
sy tamy ny tranony ny mpanompony, ary
tamy ny tany Ejipity rehetra: voa simba
ny tany noho ny lalitra.
25 Dia niantso any Mose sy Arona i Farao,
ka hoy izy, Mandehana hianareo hanala-voa-
dy ho an' Andriamanitrareo eo amy ny tany.
26 Ary hoy Mose, Tsy mety raha manao
izany; fa ny fahavetavetany ny olon-Ejipity
hanalanai-voady ho any Iehôvah Andria-
manitray: indro, hanala-voady ny fahaveta-
vetany ny olon-Ejipity eo imasony, ka tsy
ho torahany vato v' izahay?
27 Handeha làlan-kateloana any an-efitra
izahay, mba hanalanai-voady ho any Iehô-
vah Andriamanitray, araky izay ho lazainy
aminay.
28 Ary hoy Farao, Izaho hampandeha
anareo, mba hanala-voady ho any Iehôvah
Andriamanitrareo any an-efitra; fa aza
mandeha lavidavitra hianareo: mangataha
ho ahy hianareo.
29 Ary hoy Mose, Indro, izaho hivoaka
aminao, ka hangataka aminy Iehôvah hia-
any ny lalitra aminy Farao, amy ny mpa-
nompony, ary amy ny olony, rahamaraina:
fa aoky tsy hamitak' intsony Farao, na
landà hampandeha ny olona mba hanala-
voady ho any Iehôvah.
30 Dia nivoaka teo aminy Farao i Mose,
ka nangataka taminy Iehôvah.
31 Dia nanao izany Iehôvah araky ny
taminy Mose; ka nampiala ny lalitra ta-
miny Farao, tamy ny mpanompony, ary
tamy ny olony; tsy nisy nitoetra na iray
akory.
32 Ary Farao nanasarotry ny fony taminy
izany indray, ka tsy nampandeha ny olona
izy.

## TOKO IX.

Ary hoy Iehôvah taminy Mose, Midira
any aminy Farao, ka lazao aminy hoe,
Izany no lazainy Iehôvah Andriamanitry
ny Hebirio, Ampandehano ny oloko mba
hanompo Ahy.
2 Fa raha tàhiny handà hampandeha *azy*
hianao, fa mbola hihiazona azy hiany,
3 Indro, ny tànany Iehôvah ho any amy
ny bibinao, izay any an-tsaha, amy ny soa-
valy, amy ny ampondra, amy ny angame-
navava, amy ny omby, ary amy ny ondry:
*ka hisy* aretin-dratsy indrindra.
4 Ary Iehôvah hanavaky ny bibiny ny Isi-
raely amy ny bibiny ny olon-Ejipity: ka
tsy hisy maty izay mety ho any ny zanaky
Isiraely rehetra.
5 Dia nanao fotoan' andro Iehôvah, ka
nanao hoe, Rahamaraina no hataony Iehô-
vah izany zavatr' izany eo amy ny tany.
6 Dia nataony Iehôvah izany zavatr' izany
nony maraina, ka maty ny bibiny ny olon-
Ejipity rehetra: fa ny bibiny ny zanaky
Isiraely tsy mba nisy maty na iray akory.
7 Dia naniraka i Farao, k' indro, tsy nisy
maty na iray akory tamy ny bibiny ny za-
naky Isiraely. Dia nihiasarotra ny fony
Farao, ka tsy mba nampandeha ny olona
izy.
8 Ary hoy Iehôvah taminy Mose, sy
Arona, Manalà lavenona eran-tànana hi-
anareo amy ny fatan'arina, ary aoka hafa-
finy Mose eo tandrifiny ny lanitra eo ima-
sony Farao izany.
9 Dia hody ditsikia eo amy ny tany Eji-
pity rehetra, ka hody vay mipoipoitra iny
amy ny olona, sy amy ny biby, eo amy ny
tany Ejipity rehetra.
10 Dia naka lavenona tamy ny fatan'
arina izareo, ka nijanona teo anatrehany
Farao; dia nafafiny Mose izany teo tandri-
finy ny lanitra; dia nody vay mipoipoitra
tamy ny olona sy tamy ny biby iny.
11 Ary ny mpanao-ody tsy mba nahaja-
nona teo anatrehany Mose, noho ny vay;
fa nisy vay tamy ny mpanao-ody sy ny
olon-Ejipity rehetra.
12 Dia nanasarotry ny fony Farao Iehô-
vah, ka tsy mba nihaino azy mirahalahy
izy; araky izay efa no lazainy Iehôvah ta-
miny Mose.
13 Ary hoy Iehôvah taminy Mose, Mifo-
haza maraina koa, dia mijanòna eo anatre-
hany Farao, ka lazao aminy hoe, Izany no
lazainy Iehôvah Andriamanitry ny Hebirio,
Ampandehano ny oloko mba hanompo Ahy.
14 Fa hampandehaniko ankehitriny izao
ny lozako rehetra ho amy ny fonao, sy amy
ny mpanomponao, ary amy ny olonao;

mba ho fantatrao fa tsy misy tahaka Ahy
any amy ny tany rehetra.
15 Fa hahinjitro ny tànako ankehitriny
hamelezako aretin-dratsy anao, sy ny
olonao, dia ho fongotra eo amy ny tany
hianao.
16 Ary izany asa izany indrindra no na-
nandratako anao, hanehoako ny heriko ami-
nao, sy hanambarako ny anarako any amy
ny tany rehetra.
17 Mbola mirehareha amy ny oloko hiany
va hianao, ka tsy hampandehaninao izareo?
18 Indro, rahampitso toy izao no hampi-
latsahako havandra mampahory indrindra,
izay tsy mbola nisy toy izany tany Ejipity
hatrizay andro nisiany, ka mandrak' anke-
hitriny.
19 Ary maniraha ankehitriny, angony ny
bibinao, ambany izay rehetra mety ho anao
any an-tsaha; ny olon-drehetra, ambany ny
biby, izay ho hita any an-tsaha, ka tsy ho
enti-mody, dia hilatsahany ny havandra, ka
ho maty avokoa ireny.
20 Izay natahotry ny teniny Iehôvah teo
amy ny mpanompony Farao no nampando-
sitry ny mpanompony sy ny bibiny ho any
an-trano:
21 F' izay tsy nitandriny ny teniny Iehô-
vah, dia namela ny mpanompony ambany
ny bibiny tany an-tsaha.
22 Ary hoy Iehôvah taminy Mose, Ahin-
jiro ny tànanao hanandrify ny lanitra, dia
hisy havandra any amy ny tany Ejipity
rehetra, amy ny olona sy amy ny biby, ary
amy ny ahitra rehetra any an-tsaha, any
amy ny tany Ejipity tontolo.
23 Dia nahinjitry Mose ny tsorakazony
hanandrify ny lanitra: ary Iehôvah nani-
sy kotrokorana, sy havandra, ary afo mi-
kiaretsadretsaka tany ambony ny tany; ary
Iehôvah nandatsaka havandra tamy ny
tany Ejipity.
24 Dia nisy havandra sy afo nihiaroharo
havandra, mampahory indrindra, ka tsy
nisy toy izany teo amy ny tany Ejipity re-
hetra hatrizay nahafirenena azy.
25 Ary ny havandra namely, teo amy ny
tany Ejipity rehetra, izay rehetra tany an-tsa-
ha, na olona, na biby, ary ny havandra na-
mely ny ahitra rehetra tany an-tsaha, ka na-
napatapaky ny hazo rehetra tany an-tsaha.
26 Teo amy ny tany Gosena hiany, izay
nitoerany ny zanaky Isiraely, no tsy nisia-
na havandra.
27 Dia naniraka i Farao, ka niantso any
Mose sy Arona, ka hoy izy taminy, Efa
nanota aho izao ankehitriny izao; marina
Iehôvah, ary meloka aho sy ny oloko.
28 Mangataha aminy Iehôvah, (fa aoky
izay,) mba tsy hasian' Andriamanitra kotro-
korana sy havandra intsony; dia hampande-
haniko, ka tsy hitoetr' intsony hianareo.
29 Ary hoy Mose taminy, Raha vao hi-
voaka amy ny tanàna aho, dia hamelatry
ny tànako aminy Iehôvah aho; hitsahatra
ny kotrokorana, ka tsy hisy ny havandra
intsony; mba ho fantatrao fa any Iehôvah
ny tany.
30 Ary hianao sy ny mpanomponao, fan-
tatro fa tsy mba hatahotra any Iehôvah
Andriamanitra hiany hianareo.
31 Ary efa montsamontsana ny rongony
sy ny barily: f' efa nitohatra ny barily, ary
efa namoa ny rongony.
32 Fa ny vary vato sy ny vary rojo tsy
mba montsamontsana: satria tsy mbola na-
niry ireny.
33 Dia nivoaka teo an-tànana i Mose, ka
niala taminy Farao, dia namelatry ny tà-
nany taminy Iehôvah, ka nitsahatra ny
kotrokorana sy ny havandra, ary tsy nila-
tsaka ny ranonorana tamy ny tany.
34 Ary rehefa hitany Farao fa nitsahatra
ny ranonorana, sy ny havandra, ary ny ko-
trokorana, dia nanota hiany indray izy, ka
nanasarotry ny fony, izy, ambany ny mpa-
nompony.
35 Dia nihiasarotra ny fony Farao, ka
tsy mba nampandeha ny zanaky Isiraely
izy; araky izay efa nampilazany Iehôvah
any Mose.

## TOKO X.

Ary hoy Iehôvah taminy Mose, Midira any
aminy Farao: f' Izaho efa nanasarotry ny
fony, sy ny fony ny mpanompony, mba hase-
hoko ireny famantaran' ireny eo afovoany:
2 Ary mba ho lazainao an-tsofiny ny za-
nakao, sy ny zafinao, izay zavatra natao-
ko tany Ejipity, sy izay famantarako na-
taoko teo aminy; mba ho fantatrareo f'
Izaho no Iehôvah.
3 Dia niditra i Mose sy Arona tany ami-
ny Farao, ka nanao taminy hoe, Izany no
lazainy Iehôvah Andriamanitry ny Hebi-
rio, Mandra-pahoviana no handavanao ha-
netri-tena eo anatrehako? ampandehano ny
oloko mba hanompo Ahy.
4 Fa raha tàhiny handà hampandeha ny

oloko hianao, indro, Izaho hitondra valala
amy ny taninao rehetra rahamaraina:
5 Dia hanarony ny tany rehetra ireny,
ka tsy hita ny tany: dia ho haniny ny
sisa tsy laniny ny havandra, izay mitoetra
ho anareo, ka ho haniny ny hazo rehetra
izay maniry any an-tsaha ho anareo:
6 Dia hameno ny tranonao sy ny tra-
nony ny mpanomponao rehetra, ary ny tra-
nony ny olon-Ejipity rehetra, ireny; ka tsy
mbola hitany ny rainao, na ny raibenao, iza-
ny, hatraminy izay andro niainany tety am-
bony ny tany, ka mandrak' andro any. Dia
nihiodina izy, ka nivoaka taminy Farao.
7 Ary hoy ny mpanompo any Farao ta-
miny, Mandra-pahoviana no hamandri-
hany io lehilahy io antsikia? ampandehano
ireo olon' ireo mba hanompo any Iehôvah
Andriamaniny: tsy mbola fantatrao va
f' efa simba i Ejipity?
8 Dia nentin' indray i Mose sy Arona
tany aminy Farao: ary hoy izy taminy,
Mandehana, manompoa any Iehôvah An-
driamanitrareo: iza avy no handeha?
9 Ary hoy Mose, Ny tanoranay, sy ny
antitray, ambany ny zanakai-lahy, sy ny
zanakai-vavy ho entinay handeha, ny on-
drinay, sy ny ombinay ho entinay han-
deha; fa hanao fanasana ho any Iehôvah
izahay.
10 Ary hoy izy taminy, Aoka homba ana-
reo hiany anie Iehôvah, raha hampandeha
anareo ambany ny zaza-madinikareo aho:
tandremo; fa misy ratsy eo alohanareo.
11 Tsy izany: mandehana ankehitriny hia-
nareo lehilahy, ka manompoa any Iehô-
vah; f' izany no tadiavinareo. Ary izareo
no roahiny hiala eo anatrehany Farao.
12 Ary hoy Iehôvah taminy Mose, Ahin-
jiro ny tànanao ambony ny tany Ejipity,
dia hiakatra ny valala any amy ny tany
Ejipity, mba hihinany ny zava-maniry amy
ny tany, izay rehetra sisa tsy sinimbany ny
havandra.
13 Dia nahinjitry Mose ny tsorakazony
tambony ny tany Ejipity, ary Iehôvah nam-
pihiavy ny rivotra avy any atsinanana han-
kany amy ny tany indrai-andro sy indrai-
-alina tontolo; ary nony maraina, dia nenti-
ny ny rivotra avy any atsinanana ny valala.
14 Ary ny valala niakatra ho amy ny tany
Ejipity rehetra, dia nitoetra teo amy ny tany
Ejipity rehetra; nampahory indrindra ireny,
teo alohany tsy nisy valala toy ireny, ary
ato aoriany tsy hisy toy ireny.
15 Fa nanarony ny tany rehetra ireny,
k' efa maizina ny tany; dia nihinany ny
zava-maniry rehetra, teo amy ny tany, sy
ny voan-kazo rehetra, izay sisa tsy sinim-
bany ny havandra: ary tsy nisy zava-
-maitso nitoetra tamy ny hazo, na zava-
-maniry tany an-tsaha, teo amy ny tany
Ejipity rehetra.
16 Dia niantso any Mose sy Arona fain-
giana i Farao; ka hoy izy, Efa nanota
taminy Iehôvah Andriamanitrareo, sy tami-
nareo, aho.
17 Ary ankehitriny, masìna hianao, ma-
mela ny fahotako izao indrai-mandeha izao
hiany, ka mangataha aminy Iehôvah An-
driamanitrareo, hampialany amiko ireo ma-
hafaty ireo indrindra.
18 Dia nivoaka taminy Farao izy, ka
nangataka taminy Iehôvah.
19 Dia nampandehaniny Iehôvah rivotra
mahery indrindra avy any andrefana, izay
nampiala ny valala, ka nentiny ho any an-
-dranomasina mena; tsy nisy valala nitoe-
tra teo amy ny tany Ejipity rehetra.
20 Dia nanasarotry ny fony Farao Iehô-
vah, ka tsy mba nampandeha ny zanaky
Isiraely izy.
21 Ary hoy Iehôvah taminy Mose, Ahin-
jiro ny tànanao hanandrify ny lanitra, dia
ho maizina ny tany Ejipity, dia aizina azo
ho tsapaina izany.
22 Dia nahinjitry Mose ny tànany hanan-
drify ny lanitra; dia maizim-pito hateloana
ny tany Ejipity rehetra:
23 Dia tsy mba nifankahita ny olona, na
nihietsikia taminy izay nitoerany hateloana
izareo: fa ny zanaky Isiraely rehetra na-
nany ny mazava teo amy ny fonenany.
24 Dia niantso any Mose i Farao, ka na-
nao hoe, Mandehana hianareo, manompoa
any Iehôvah; aoky ny ondrinareo sy ny
ombinareo hiany no hitoetra: dia homba
anareo ny zanakareo madinikia.
25 Ary hoy Mose, Tsy maitsy hatolotrao
an-tànanay fanalamboady, sy fanatitra ho-
dorana, mba hanalanai-voady ho any Iehô-
vah Andriamanitray.
26 Ny bibinay koa handeha hiaraka ami-
nay; tsy hisy kotrony hitoetra eo aoriana
na iray akory; fa aminy ireny no hanala-
nay hanompo any Iehôvah Andriamani-
tray; ary tsy fantatray izay hanompoanay
any Iehôvah, mandra-pahatongavanay any.
27 Dia nanasarotry ny fony Farao Iehôvah,
ka tsy nety nampandeha azy izy.

28 Ary hoy Farao taminy, Mialà amiko
hianao, tandremo-tena: aza mijery ny ta-
vako intsony; fa aminy izay andro hahita-
nao ny tavako no maty hianao.
29 Ary hoy Mose, Marina ny teninao;
tsy hahita ny tavanao intsony aho.

## TOKO XI.

(Ary efa nilaza taminy Mose Iehôvah,
Mbola hampitondra loza iray koa aminy
Farao sy ny olon-Ejipity Aho; rehefa afak'
izany, dia hampandeha anareo hiala aty izy:
raha hampandeha anareo izy, handroaka dia
handroaka anareo hiala aty avokoa izy:
2 Mitenena an-tsofiny ny olona ankehi-
triny, ary aoky ny lehilahy samy hanga-
taka amy ny namany avy, ary ny vehivavy
amy ny namany avy, rava-bolafotsy sy
rava-bolamena.
3 Dia nataony Iehôvah hahita soa ny
olona eo imasony ny olon-Ejipity. Ary
Mose lehilahy malaza indrindra tany amy
ny tany Ejipity teo imasony ny mpanompo
any Farao, ary teo imasony ny vahoaka.)
4 Dia hoy Mose, Izany no lazainy Iehô-
vah, Rehefa ho mamatona ny alina, Izaho
hivoaka hankeo afovoany Ejipity:
5 Dia maty ny lahi-matoa rehetra any
amy ny tany Ejipity, hatramy ny matoany
Farao izay mipetraka eo ambony ny lapany,
ka hatramy ny matoany ny ankizi-vavy
izay eo anilany ny fitotoam-bary; ary ny
voalohan-teraky ny biby rehetra.
6 Ary hisy fitarainan-dehibe any amy ny
tany Ejipity rehetra, izay tsy mbola nisy
tahaky izany, ary tsy mba hisy tahaky
izany intsony.
7 Fa amboa aza tsy hanetsiky ny lelany
amy ny zanaky Isiraely rehetra, na amy ny
olona, na amy ny biby: mba ho fantatra-
reo ny tsy fampitoviany Iehôvah ny olon-
-Ejipity sy ny Isiraely.
8 Ary ireo mpanomponao rehetr' ireo
hidina ho aty amiko, dia hiondrikia amiko,
ka hanao hoe, Mivoaha hianao ambany ny
olon-drehetra izay manaraka anao: ary
rehefa afak' izany, dia hivoaka aho. Dia
nivoaka an-katezeran' indrindra taminy Fa-
rao izy.
9 Ary hoy Iehôvah taminy Mose, Tsy
hihaino anareo i Farao; mba hitomboany
ny fahagagako any amy ny tany Ejipity.
10 Ary Mose sy Arona nanao ireny faha-
gagan-drehetr' ireny teo anatrehany Farao:
dia nanasarotry ny fony Farao Iehôvah,
ka tsy nampandeha ny zanaky Isiraely
hiala amy ny taniny izy.

## TOKO XII.

Dia niteny taminy Mose sy Arona Iehôvah,
teo amy ny tany Ejipity, ka nanao hoe,
2 Itoy volan' itoy ho voaloham-bolana
ho anareo: dia ho voaloham-bolana amy
ny taona ho anareo izany.
3 Mitenena amy ny fiangonany ny Isi-
raely rehetra hianareo, ka manava hoe,
Amy ny andro fahafolo aminy itoy volan'
itoy, aoka haka zanak' ondry iray avy izy
rehetra, araky ny tranon-drainy, dia zanak'
ondry iray avy ny isan-trano:
4 Ary raha vitsy loatra ny eo an-trano
amy ny zanak' ondry iray, aoky izy am-
bany izay namany mifanakeky trano ami-
ny, haka araky ny isany ny olona; ny
olon-drehetra samy araky ny fihinany, no
hanisanareo ny zanak' ondry.
5 Zanak' ondry tsy hisy tsiny, dia lahy,
vao iray taona, no ho anareo; halainareo
amy ny ondry, sa amy ny osy:
6 Ka ho tehirizinareo iny hatramy ny
andro fahefatra amby ny folo aminy izany
volan' izany: dia hamono azy ny fiango-
nany ny Isiraely rehetra nony hariva.
7 Dia haka amy ny ra izareo, ka haten-
tiny amy ny tolan-droa amy ny varavarana,
ary amy ny tataom-baravarany ny trano
izay hihinanany izany.
8 Ary hihinany ny hena aminy izany
alin' izany izareo; voa tsatsik' afo, ary
amy ny mofo tsy masirasira, sy amy ny
anana mangidy, no hihinanany izany.
9 Aza mihinany izany manta, na voa
handro amy ny rano na kely akory, fa tsa-
tsiho afo izany; ny lohany ambany ny ton-
gony, ary ny fadiny.
10 Ary aza sisanareo ho tra-maraina; f'izay
sisany ho tra-maraina, no hodoronareo afo.
11 Ary izany no hihinananareo izany;
ny vanianareo hisikina, ny kapanareo ho
amy ny tongotrareo, ary ny tehinareo ho
any an-tànanareo; dia ho haninareo fain-
giana izany: pasaka any Iehôvah izany.
12 Fa handeha hitety ny tany Ejipity anio
alina Aho, ka hamely ny matoa rehetra any
amy ny tany Ejipity, na olona, na biby; ary
hitsara ireo andriamanitry ny olon-Ejipity
rehetra Aho: Izaho no Iehôvah.
13 Ary ny ra ho famantarana ho anareo,
eo amy ny trano izay itoeranareo: ary raha
hitako ny ra, dia handalo anareo Aho, ary

tsy ho latsaka aminareo izay loza hanimba, raha mamely ny tany Ejipity Aho.
14 Ary izany andro izany ho fahatsiarovana ho anareo; ka ho tandremanareo izany ho fanasana ho any Iehôvah, hatramy ny zanakareo fara-mandimby; hitandriny izany ho fanasana ho fitandremana mandrakizay hianareo.
15 Hafitoan' andro no hihinananareo mofo tsy masirasira: dia amy ny voalohan' andro no hanesoranareo ny masirasira amy ny tranonareo: fa na iza na iza homana mofo masirasira amy ny voalohan' andro, ka hatramy ny hafitoana, dia ho fongorana eo amy ny Isiraely izany olon' izany.
16 Ary amy ny andro voalohany no hisy fiangonana masina, ary amy ny hafitoana no hisy fiangonana masina ho anareo; tsy hanao zavatra akory aminy izany andro izany hianareo, afa tsy ny fihinany ny isan' olona, izany hiany no hataonareo.
17 Ary hianareo hitandriny ny fanasany ny mofo tsy masirasira; fa aminy izany andro izany indrindra no efa hampivoahako anareo maro-mandeha amy ny tany Ejipity: dia ho tandremanareo izany andro izany eo amy ny taranakareo ho fitandremana mandrakizay.
18 Amy ny voaloham-bolana, amy ny andro fahefatra amby ny folo amy ny volana, nony hariva, no hihinananareo mofo tsy masirasira, ambara-paharivany ny andro faharaikia amby roa-polo amy ny volana.
19 Hafitoan' andro no tsy hahitana masirasira eo an-tranonareo: fa na iza na iza hihinany ny masirasira, no ho fongorana izany olon' izany eo amy ny fiangonany ny Isiraely, na vahiny, na tompon-tany.
20 Tsy hihinan-javatra masirasira na kely akory hianareo; hihinana mofo tsy masirasira eo amy ny fonenanareo rehetra hianareo.
21 Dia niantso ny loholony ny Isiraely rehetra i Mose, ka nanao taminy hoe, Alao ka ento zanak' ondry ho anareo araky ny mpianakavinareo, ka vonoy ny pasaka.
22 Dia halainareo hisopa iray fina, ka hatsofokareo amy ny ra izay eo anatiny ny bakoly, ary ny ra izay eo anatiny ny bakoly, tenteno ny tataom-baravarana, sy ny tolana, ary aza mivoaka eo am-baravarany ny tranony ambara-pahamarainy ny andro hianareo.
23 Fa handeha Iehôvah hamely ny olon-Ejipity; ary raha hahita ny ra eo amy ny tataom-baravarana sy ny tolana, dia handalo ny varavarana Iehôvah, ka tsy havelany hiditra any an-tranonareo ny mpanimba hamely anareo.
24 Ary hitandriny izany zavatr' izany hianareo, ho fitandremana ho anao sy ny zanakao mandrakizay.
25 Ary raha tonga hianareo any amy ny tany izay homeny Iehôvah anareo, araky ny teny nomeny, dia hitandriny izany fanompoan' izany hianareo.
26 Ary raha hanontany anareo ny zanakareo, Inona no izany fanompoana ataonareo izany?
27 Dia hataonareo hoe, Izany no fanalamboadiny ny pasaka ho any Iehôvah Izay nandalo ny tranony ny zanaky Isiraely tany Ejipity, raha namely ny olon-Ejipity Izy, ka namonjy ny tranontsikia. Dia niondrikia, ka nivavaka ny olona.
28 Dia lasa nandeha ny zanaky Isiraely, ka nanao araky izay nandidiany Iehôvah any Mose sy Arona, dia nataony izany.
29 Ary, nony namatona ny alina, dia namely ny matoa rehetra tany amy ny tany Ejipity Iehôvah, hatramy ny matoany Farao, izay nipetraka teo ambony ny lapany, ka hatramy ny matoany ny mpifatotra izay teo amy ny lavaka; ambany izay voaloahan-teraky ny biby rehetra.
30 Dia nifoha alina i Farao, izy sy ny mpanompon-drehetra, ary ny olon-Ejipity rehetra: dia nisy fitarainan-dehibe tany Ejipity; fa tsy nisy trano, izay tsy nahafatesany iray avy.
31 Dia niantso any Mose sy Arona nony alina izy, ka nanao hoe, Mitsangàna, mialà eo amy ny oloko, hianareo sy ny zanaky Isiraely, ary mandehana, manompoa any Iehôvah, araky ny teninareo.
32 Ento koa ny ondrinareo, sy ny ombinareo, araky izay efa no lazainareo, dia mandehana, ka mitsiofa-rano ahy hiany hianareo.
33 Dia nanery ny olona ny olon-Ejipity mba hampandeha azy faingiana hiala amy ny tany, fa hoy izareo, Maty avokoa izahay rehetra.
34 Dia nentiny ny olona ny kobany voa voatra, dieny tsy mbola nasirasira izany, ny fitehirizan-kobany voa voatra nafehy teo an--dambany teny an-tsoroka.
35 Ary ny zanaky Isiraely nanao araky ny teniny Mose, ka nangataka tamy ny olon-Ejipity rava-bolafotsy, sy rava-bolamena, ary fitafiana.

36 Ary Iehôvah nampahita soa ny olona
teo imasony ny olon-Ejipity, dia nomeny
izay nangatahiny, ka no foanany ny olon-
-Ejipity.
37 Dia nandeha ny zanaky Isiraely hiala
any Ramisesa hankany Sokôta, lehilahy
mahadia làlana tokony ho enina hetsy, afa
tsy ny zaza madinikia.
38 Ary maro be nihiaroharo no niara-
-niakatra taminy koa; ary be indrindra ny
biby, ondry sy omby.
39 Dia nanendy ampempa tsy masirasira
tamy ny koba voa voatra izay nentiny niala
tany Ejipity izareo, fa tsy mbola nasirasira
iny; satria no roahina tany Ejipity, ka tsy
nahatoetoetra, ary tsy efa namboatra vatsy
izareo.
40 Ary telo-polo amby efa-jato taona ni-
vahiniany ny zanaky Isiraely, izay nitoera-
ny tany Ejipity.
41 Ary rehefa tapitra ny telo-polo amby
efa-jato taona, dia taminy izany andro
izany indrindra nivoahany ny maro-man-
deha rehetra nety ho any Iehôvah tamy ny
tany Ejipity.
42 Alina no ho tandremana ho any Iehô-
vah indrindra izany, noho ny nampivoaha-
ny azy tamy ny tany Ejipity: izany alin'
izany any Iehôvah no ho tandremany ny
zanaky Isiraely rehetra hatramy ny zanany
fara-mandimby.
43 Ary hoy Iehôvah taminy Mose sy
Arona, Izany no lalàny ny pasaka; Tsy
hisy zana-bahiny hihinany izany.
44 Ary ny andevony ny olon-drehetra
izay no vidim-bola, rehefa no foranao izy,
dia hihinany izany hiany izy.
45 Ny vahiny sy ny mpitamby tsy mba
hihinany izany.
46 Eo an-trano iray no hihinanany izany;
tsy ho entinao ny hena na kely akory ho
any ala-trano, ary ny taolany tsy ho vakina-
reo na iray akory.
47 Ny fiangonany ny Isiraely rehetra hi-
tandriny izany.
48 Ary raha mitoetra eo aminao ny va-
hiny, ka hitandriny ny pasaka ho any Ie-
hôvah izy, aoka ho forana ny lehilahin-dre-
hetra, dia aoka hanatona izy, ka hitan-
driny izany; dia hanahaky ny tompon-tany
izy; ary ny tsy voa fora rehetra tsy mba
hihinany izany.
49 Lalàn-tokana no ho any ny tomponta-
-ny, sy ny vahiny izay mitoetra eo aminareo.
50 Dia nataony ny zanaky Isiraely rehe-
tra araky izay nandidiany Iehôvah any
Mose sy Arona, dia nataony izany.
51 Ary taminy izany andro izany indrin-
dra nampivoahany Iehôvah ny zanaky Isi-
raely tamy ny tany Ejipity araky ny hama-
roany.

## TOKO XIII.

Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka na-
nao hoe,
2 Hasino ho Ahy ny matoa rehetra, izay
manokatry ny kibo rehetra eo amy ny zana-
ky Isiraely, na olona, na biby; Ahy ireny.
3 Ary hoy Mose tamy ny olona, Tsarovy
ny andro any, izay nivoahanareo tany Eji-
pity, tamy ny trano fanompoana: fa herin-
-tànana nampivoahany Iehôvah anareo tami-
ny izany: ary tsy ho hanina ny masirasira.
4 Itoy andro itoy nivoahanareo, tamy ny
volana Abiba.
5 Ary raha hitondra anao ho any amy ny
taniny ny Kanana, sy ny Heta, sy ny
Amora, sy ny Heva, ary ny Iebiosa, izay
nianianany tamy ny razanao homena anao,
tany tondra-dronono sy tantely, dia hitan-
driny izany fanompoan' izany aminy izany
volan' izany hianao.
6 Hafitoan' andro hihinananao mofo tsy
masirasira, ary amy ny andro fahafito ho
fanasana ho any Iehôvah.
7 Ny mofo tsy masirasira ho hanina hafi-
toan' andro; ary tsy ho hita eo aminao
ny mofo masirasira, ary tsy ho hita eo ami-
nao izay mahasirasira any amy ny fari-tani-
nao rehetra.
8 Dia hambaranao amy ny zanakao ami-
ny izany andro izany, ka hataonao hoe,
Satria izay nataony Iehôvah tamiko, raha
nivoaka tany Ejipity aho.
9 Dia ho famantarana eo ambony ny tà-
nanao, ary ho fahatsiarovana eo anelane-
lany ny masonao, izany, mba ho eo am-bava-
nao ny lalàny Iehôvah; fa tànana mahery
no namoahany Iehôvah anao tany Ejipity.
10 Dia ho tandremanao izany lalàn' izany
amy ny tonon-taona isan-taona.
11 Ary raha hitondra anao Iehôvah any
amy ny taniny ny Kanana, araky izay nia-
nianany taminao sy ny razanao, ka homeny
anao izany,
12 Dia hatokanao ho any Iehôvah izay
rehetra manokatry ny kibo, ary ny voalo-
han-drehetra nateraky ny biby izay mety
ho anao; ho any Iehôvah ireny lahy ireny.
13 Ary ny voalohan-teraky ny ampondra

no ho soloanao zanak' ondry, ary raha tsy
hasolonao iny, dia ho tapahinao ny lohany:
ary ny lahi-matoa rehetra aterak' olona eo
amy ny zanakao ho soloanao.
14 Ary, raha hanontany aminao ny zana-
kao amy ny andro ho avy, ka hanao hoe,
Inona no izany? dia hataonao aminy hoe,
Tànana mahery namoahany Iehôvah an-
tsikia tany Ejipity, tamy ny trano fanam-
poana:
15 Ary raha saro-po i Farao hampandeha
antsikia, dia no vonoiny Iehôvah ny lahi-
-matoa rehetra teo amy ny tany Ejipity, na
ny lahi-matoany ny olona, na ny voalohan-
-teraky ny biby: izany no anaterako ho
any Iehôvah izay rehetra manokatry ny
kibo, raha lahy iny; fa ny lahi-matoa re-
hetra eo amy ny zanako soloako.
16 Ary ho famantarana eo amy ny tàna-
nao, ary fehy misoratra eo anelanelany ny
masonao, izany; fa tànana mahery namoa-
hany Iehôvah antsikia tany Ejipity.
17 Ary rehefa tsy nampandehaniny Farao
ny olona, dia tsy mba nentin' Andriamani-
tra handia ny làlany ny taniny ny Filisitia
izareo, na dia akeky aza iny; fa hoy An-
driamanitra, Fandroa tàhiny hanenina ny
olona, ka hiverina ho any Ejipity, raha ha-
hita ady izareo.
18 Fa nentin' Andriamanitra ny olona
hanodidina mandia ny làlana any an-efitry
ny Ranomasina mena; ary dimy an-dà-
lana no fiakatry ny zanaky Isiraely avy
tamy ny tany Ejipity.
19 Ary nentiny Mose ny taolany Iôsefa
hiaraka aminy; f' efa nampianiana dia
nampianiany ny zanaky Isiraely izy, ka
nanao hoe, Hamangy dia hamangy anareo
Andriamanitra: dia hitondra ny taolako
miaraka aminareo hiala aty hianareo.
20 Dia nandeha niala tany Sokôta izareo,
ka nitoby tany Etama, teo anilany ny efitra.
21 Ary Iehôvah nandeha teo anoloany
tamy ny andrin-drahona nony andro hitari-
-dàlana azy, ary nony alina tamy ny an-
drin' afo hahazava azy: handehanany an-
dro aman' alina.
22 Tsy mba nanesotry ny andrin-drahona
nony andro, na ny andrin'afo nony alina,
teo anoloany ny olona Izy.

## TOKO XIV.

DIA niteny taminy Mose Iehôvah, ka na-
nao hoe,
2 Lazao amy ny zanaky Isiraely mba hi-
vily, ka hitoby eo tandrifiny Pi-hahirota, eo
anelanelany Migidola sy ny ranomasina,
eo tandrifiny Bali-zifona: eo tandrifiny
no hitobianareo eo amorony ny ranomasina.
3 Fa hilaza ny zanaky Isiraely Farao,
Voa sakany ny tany, voa hidiny ny efitra
izareo.
4 Dia hanasarotry ny fony Farao Aho, ary
hanenjikia azy izy: dia hanam-boninahitra
aminy Farao sy amy ny miaramilany Aho,
mba ho fantatry ny olon-Ejipity f' Izaho no
Iehôvah. Dia nanao izany izareo.
5 Dia nambara tamy ny mpanjaka any
Ejipity f' efa nandositra ny olona: dia ni-
verina ny fony Farao sy ny mpanompony
hanohitry ny olona, ary hoy izareo, Na-
hoana no nanao izany isikia, ka nampan-
dehanintsikia ny Isiraely hiala amy ny fa-
nompoana antsikia?
6 Dia nampamboatry ny kalesiny izy, ka
nitondra ny olony homba azy.
7 Dia nitondra kalesy voa fantina enin-
-jato, sy ny kalesiny ny olon-Ejipity rehe-
tra, izy, ka samy nana-mpifehy avy izy
rehetra.
8 Dia nanasarotry ny fony Farao, mpan-
jaka any Ejipity, Iehôvah, ary nanenjiky ny
zanaky Isiraely izy: ary tànana avo nivoa-
hany ny zanaky Isiraely.
9 Dia nanenjikia azy ny olon-Ejipity, ny
soavaly rehetra mitondra ny kalesiny Fa-
rao, sy ny mpitaingin-tsoavaliny, ary ny
miaramilany, ka nahatratra azy nitoby teo
amorony ny ranomasina, teo anilany Pi-
-hahirota, teo tandrifiny Bali-zifona.
10 Ary rehefa nanakeky Farao, dia na-
sandratry ny zanaky Isiraely ny masony, ary
indro, avy ny olon-Ejipity nanenjikia azy:
dia natahotr' indrindra izareo: ka nitaraina
taminy Iehôvah ny zanaky Isiraely.
11 Dia hoy izareo taminy Mose, Satria
tsy nisy fasana tany Ejipity no nitondranao
anay va ho vonoina aty an-efitra? Nahoana
no nanao izany taminay hianao, fa namoaka
anay tany Ejipity?
12 Tsy izany va ny teny no lazainay ta-
minao tany Ejipity, hoe, Avelao izahay, ka
aoka hanompo ny olon-Ejipity hiany iza-
hay? Fa aleonay manompo ny olon-Eji-
pity toy izay maty aty an-efitra.
13 Ary hoy Mose tamy ny olona, Aza
matahotra hianareo, mijanòna, ka jereo ny
famonjeny Iehôvah izay hataony aminareo

andro any: fa ny olon-Ejipity izay efa hitanareo andro any, tsy ho hitanareo intsony mandrakizay.
14 Iehôvah hiady ho anareo, ary hamehi--vava hianareo.
15 Ary hoy Iehôvah taminy Mose, Nahoana no mitaraina amiko hianao? lazao amy ny zanaky Isiraely mba handroso.
16 Ary aingeo ny tsorakazonao, dia ahinjiro ny tànanao ambony ny ranomasina, ka saraho iny: dia handeha amy ny tany maina ny zanaky Isiraely eo afovoany ny ranomasina.
17 Ary Izaho, indro Izaho hanasarotry ny fony ny olon-Ejipity, ka hanenjikia azy izareo: dia hanam-boninahitra aminy Farao, sy amy ny miaramilan-drehetra, amy ny kalesiny, sy ny mpitaingin-tsoavaliny, Aho.
18 Dia hahalala ny olon-Ejipity f' Izaho no Iehôvah, rehefa nanam-boninahitra taminy Farao, tamy ny kalesiny, sy tamy ny mpitaingin-tsoavaliny, Aho.
19 Dia nifindra ny anjelin' Andriamanitra izay nandeha teo alohany ny tobiny ny Isiraely, ka nanaraka azy teo aoriana: dia nifindra ny andrin-drahona hiala eo alohany, ka nijanona teo ivohony:
20 Dia nankeo anelanelany ny tobiny ny olon-Ejipity, sy ny tobiny ny Isiraely, iny: dia rahona nahamaiziny *ireny,* fa nahazava *ireo* iny; ka tsy nifanatona izy roa tonta nony alina.
21 Dia nahinjitry Mose ny tànany tambony ny ranomasina: ary rivotra mahery avy tany atsinanana namerenany Iehôvah ny ranomasina nandritry izany alin' izany; ka nataony maina ny ranomasina, dia nisaraka ny rano.
22 Dia lasa ny zanaky Isiraely nandia ny tany maina teo afovoany ny ranomasina: ary nody fefy ny rano ho any ireny, tamy ny ankavanany, sy ny ankaviany.
23 Dia nanenjikia ny olon-Ejipity, ka niditra nanaraka azy teo afovoany ny ranomasina, dia ny soavaly rehetra any Farao, ny kalesiny, sy ny mpitaingin-tsoavaliny.
24 Ary rehefa omby amy ny fiambenana maraina, dia nijery ny tobiny ny olon-Ejipity, tamy ny andrin' afo sy ny rahona, Iehôvah, ka nampahory ny tobiny ny olon--Ejipity.
25 Dia nanala ny kodiany ny kalesiny Izy, ka nampahavesatry ny fandehany, dia hoy ny olon-Ejipity, Aoka handositry ny Isiraely isikia, f' Iehôvah no miady ho azy hamely ny olon-Ejipity.
26 Ary hoy Iehôvah taminy Mose, Ahinjiro ny tànanao ambony ny ranomasina, mba hikiatonany ny rano amy ny olon--Ejipity, amy ny kalesiny, sy ny mpitaingin-tsoavaliny.
27 Dia nahinjitry Mose ny tànany tambony ny ranomasina, ka nikiatona ny ranomasina araky ny heriny nony maraina ny andro; ary ny olon-Ejipity nandositra, ka nitsena iny, dia no roahiny Iehôvah ny olon--Ejipity ho eo afovoany ny ranomasina.
28 Dia niverina ny rano, ka nanarony ny kalesy, sy ny mpitaingin-tsoavaly, ambany ny miaramila rehetra any Farao, izay niditra tany anatiny ny ranomasina hanenjikia azy; tsy nisy niangana izareo na iray akory!
29 Fa ny zanaky Isiraely nandeha nandia ny maina teo afovoany ny ranomasina; ary nody fefy ny rano ho any ireny, tamy ny ankavanany sy ny ankaviany.
30 Izany namonjeny Iehôvah ny Isiraely taminy izany andro izany tamy ny tànany ny olon-Ejipity: ary efa hitany ny Isiraely ny olon-Ejipity maty teo amoron-dranomasina.
31 Ary efa hitany ny Isiraely ny asa lehibe izay nataony ny tànany Iehôvah tamy ny olon-Ejipity; dia natahotra any Iehôvah ny olona, ka nino any Iehôvah sy Mose mpanompony izareo.

## TOKO XV.

DIA nihira i Mose sy ny zanaky Isiraely izany fihiran' izany, ho any Iehôvah, ka niteny, hoe, Hihira ho any Iehôvah aho, f' efa nandresy dia nandresy Izy: ny soavaly ambany ny mpitaingina azy napotrany teo an-dranomasina.
2 Iehôvah no heriko sy hirako, k' efa famonjena ahy Izy: Izy no Andriamanitro, ary hamboatra fonenana ho Azy aho: Andriamanitry ny raiko, ary hanandratra Azy aho.
3 Iehôvah lehilahy miady, Iehôvah no anarany.
4 Ny kalesiny Farao ambany ny miaramilany natsipiny tany an-dranomasina: ary ny mpifehy voa fantiny maty teo an-DRanomasina mena.
5 Ny lalina nanarona azy; nilentikia tany amy ny ambany indrindra tahaky ny vato izareo.
6 Ny tànan' ankavananao, Iehôvah ô, efa nalaza tamy ny hery: ny tànan' ankavana-

nao, Iehôvah ô, efa nanorotoro ny fahavalo.
7 Ary ny halehibeny ny voninahitrao
nandravanao izay nanohitra Anao: efa nalefanao ny fahatezeranao, izay nandevona
azy toy ny vodi-vary.
8 Ary ny fofon' ainy ny vavoronao nanangony ny rano; nijanona nitambatra ny
rano: ny lalina nandry teo afovoany ny
ranomasina.
9 Hoy ny fahavalo, Hanenjikia aho, hahatratra aho, hizara babo aho: ho azoko ny
iriny ny foko aminy; ho tsoahiko ny sabatro; handringiana azy ny tànako.
10 Nampitsioky ny rivotrao Hianao, nanarona azy ny ranomasina: nilentikia tahaky
ny firaka teo anatiny ny rano mahery izareo.
11 Iza moa no tahaka Anao eo aminy
ireo andriamanitra, Iehôvah? iza moa no
tahaka Anao, manam-boninahitra amy ny
fahamasinana, mahatahotra amy ny fiderana, manao fahagagana?
12 Nahinjitrao ny tànanao ankavanana,
nitelina azy ny tany.
13 Ny famindram-ponao nampivoahanao
ny olona navotanao: ny herinao itondranao
*azy* ho any amy ny fonenanao masina.
14 Handre ny olona, *ka* hatahotra: hovotra hahazo ny mponina any Filisitia.
15 Dia ho talanjona ny andriandahiny ny
Edoma; ny lehilahy mahery any Môaba,
hahazo azy ny hovotra; hiempo izay rehetra monina any Kanana.
16 Hanjo azy ny tahotra sy ny hovotra:
ny halehibeny ny sandrinao hampanginanao
azy tahaky ny vato; mandra-pahalasany
ny olonao, Iehôvah ô, mandra-pahalasany
ny olona navotanao.
17 Dia hampiditra azy Hianao, ka hampitoetra azy any an-tendrombohitra fampandovanao, ny fitoerana, izay namboarinao hitoeranao, Iehôvah ô, eo amy ny fitoerana
masina voa voatry ny tànanao, Tompoko ô.
18 Iehôvah hanjaka mandrakizay dia
mandrakizay.
19 Fa niditra tany an-dranomasina ny
soavaliny Farao ambany ny kalesiny sy ny
mpitaingin-tsoavaliny, ka naveriny Iehôvah ny ranon-dranomasina taminy indray:
fa ny zanaky Isiraely nandeha nandia ny
tany maina teo afovoany ny ranomasina.
20 Dia nentiny Miriama mpaminani-vavy,
anabaviny Arona, ny kipantsona teny an-tànany; dia nivoaka ny vehivavy rehetra manaraka azy mitondra kipantsona,
ka nandihy izareo.
21 Dia namaly ireo lehilahy Miriama,
Mihirà ho any Iehôvah hianareo, f' efa
nandresy dia nandresy Izy: ny soavaly
ambany ny mpitaingina azy napotrany teo
an-dranomasina.
22 Dia nentiny Mose ny Isiraely hiala
amy ny Ranomasina mena, ka lasa nandeha
ho any an-efitra Siora izareo; dia nandeha
hateloan' andro tany an-efitra izareo, ka tsy
nahita rano.
23 Ary raha tonga tany Mara izareo, dia tsy
nahasotro ny rano any Mara, fa nangidy iny:
izany no nanavany ny anarany hoe i Mara.
24 Dia nimonjomonjo taminy Mose ny
olona, ka nanao hoe, Inona no ho sotroinay?
25 Dia nitaraina taminy Iehôvah izy, ary
naneho azy hazo Iehôvah, ary rehefa natsipiny tany anatiny ny rano, dia nody mamy
ny rano: tany nanisiany azy lalàna sy fitandremana, ary tany nizahan-toetra azy;
26 Dia hoy Izy, Raha hazoto hihaino ny
feony Iehôvah, Andriamanitrao, hianao, ka
hanao izay marina eo imasony, sy hihaino
ny didiny, ary hitandriny ny lalàny rehetra,
dia tsy mba hasiako aminao ireny aretin-drehetr' ireny izay nasiako tamy ny olon-Ejipity: f' Izaho Iehôvah no mahasitrana anao.
27 Ary tonga tany Elima izareo, ary teo nisy
loharano roa amby ny folo, sy hazo rofia fito-polo, dia nitoby teo anilany ny rano izareo.

## TOKO XVI.

Dia nandeha niala tany Elima izareo, ka
lasa nandeha ny fiangonan-janaky Isiraely
rehetra hankany an-efitra Sina, izay eo anelanelany Elima sy Sinay, nony andro fahadimy amby ny folony ny volana faharoa,
rehefa niala tamy ny tany Ejipity izareo.
2 Dia nimonjomonjo ny fiangonan-janaky
Isiraely rehetra taminy Mose sy Arona tany
an-efitra:
3 Ary hoy ny zanaky Isiraely taminy,
Enga ka matin-tànany Iehôvah teo amy ny
tany Ejipity izahay, raha nipetraka teo
anilany ny fandroan-kena, ka nihina-mofo
ho voky izahay; fa namoaka anay hianareo
ho aty an-efitra hahafaty izao fiangonan-drehetr' izao amy ny mosary.
4 Ary hoy Iehôvah taminy Mose, Indro,
Izaho handatsaka mofo avy any an-danitra
ho anareo; dia hivoaka ny olona, ka hanangony izay sahazany ho haniny isan'

andro, hizahako-toetra azy, na handeha ma-
naraky ny lalàko, na tsia, izareo.
5 Ary raha omby amy ny andro fahenina
no hanamboarany izay hampidirany; dia ho
tonga indroa toraka izay hangoniny isan'
andro izany.
6 Ary hoy Mose sy Arona tamy ny za-
naky Isiraely rehetra, Rahariva, dia ho fan-
tatrareo f' Iehôvah no nampivoaka anareo
tamy ny tany Ejipity.
7 Ary rahamaraina, dia ho hitanareo ny
voninahitry Iehôvah ; f' efa reny ny fimon-
jomonjoanareo taminy Iehôvah: k' inona iza-
hay no imonjomonjoanareo aminay ?
8 Eny, hoy Mose, raha homeny Iehô-
vah anareo hena ho hanina rahariva, ary
mofo hahavoky rahamaraina ; f' efa reny
Iehôvah ny fimonjomonjoanareo, izay ni-
monjomonjoanareo taminy: k' inona iza-
hay ? tsy mimonjomonjo aminay hianareo,
fa aminy Iehôvah.
9 Ary hoy Mose taminy Arona, Lazao
amy ny fiangonan-janaky Isiraely rehetra,
Manatòna eo anatrehany Iehôvah : f' efa
reny ny fimonjomonjoanareo.
10 Ary raha niteny tamy ny fiangonan-
-janaky Isiraely Arona, dia nitazany ny
efitra izareo, k' indro, ny voninahitry Ie-
hôvah niseho teo anatiny ny rahona.
11 Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka
nanao hoe,
12 Efa reko ny fimonjomonjoany ny za-
naky Isiraely: mitenena aminy, ka atavy
hoe, Rahariva, dia hihinan-kena hianareo,
ary rahamaraina, dia ho voky mofo hiana-
reo: ary hahafantatra hianareo f' Izaho no
Iehôvah, Andriamanitrareo.
13 Ary nony hariva, dia niakatra ny pa-
pelikia, ka nandrakotry ny toby: ary nony
maraina, dia nipetaka ny ando manodidiny
ny toby ;
14 Ary nony nisava ny ando izay nipe-
taka, indro, *nisy* zava-madinikia boribory
tambony ny efitra, madinikia tahaky ny
fanala tany ambony ny tany.
15 Ary rehefa hitany ny zanaky Isiraely
*iny*, dia nifampilaza tamy ny rahalahiny avy
izareo, Mana io: fa tsy mba nahalala f'
inona iny izareo. Dia hoy Mose taminy,
Io no mofo izay nomeny Iehôvah anareo
ho hanina.
16 Izany no teny izay nandidiany Iehô-
vah, Samia manangony iny hianareo araky
ny vava mihinana, vata omera iray avy ho
any ny isan' olona, araky ny isany ny
tenanareo; samia mitondra hianareo re-
hetra ho any izay eo an-dainy avy.
17 Dia nanao izany ny zanaky Isiraely,
ka samy nanangona izareo, ny sasany, be,
ary ny sasany, kely.
18 Ary rehefa namatry iny tamy ny vata
omera izareo, dia tsy nanan' amby ny na-
mory be, ary tsy nanam-pilana ny namory
kely; samy nanangona izareo araky ny
vava mihinana.
19 Ary hoy Mose taminy, Aza misy olona
mamela iny hahatra-maraina.
20 Kanefa tsy mba nihaino any Mose
izareo, fa namela hahatra-maraina hiany
ny olona sasany; dia niterak' olitra iny, ka
maimbo; dia tezitra i Mose taminy.
21 Ary samy nanangony iny isa-maraina
ny olon-drehetra, araky ny vava mihinana ;
ary nony nihiafana ny masoandro, dia le-
vona iny.
22 Ary nony tamy ny andro fahenina, dia
nanangon' indroa heny izareo, vata omera roa
ho any ny olona iray: dia nandeha ny loholo-
ny ny fiangonana, ka nilaza taminy Mose.
23 Ary hoy izy taminy, Izany no lazainy
Iehôvah, Rahamaraina no andro fitsaha-
rana, sabata masina ho any Iehôvah: en-
daso izay ho hendasinareo, ary ahandroy
izay handroinareo, ary izay ho sisanareo,
ampitoero ho anareo, ho tehirizana hahatra-
-maraina.
24 Dia nampitoetry izany izareo hahatra-
-maraina, araky izay nandidiany Mose;
ary tsy mba maimbo, na niterak' olitra iny.
25 Ary hoy Mose, Hano io andro any, fa
sabata ho any Iehôvah ny andro any: andro
any no tsy hahitanareo iny any an-tsaha.
26 Heneman' andro no hanangonanareo
iny: fa sabata ny andro fahafito; dia tsy
hisy aminy izany.
27 Ary nony nivoaka ny olona sasany
tamy ny andro fahafito, mba hanangona,
dia tsy nahita na kely akory izareo.
28 Ary hoy Iehôvah taminy Mose, Man-
dra-pahoviana no handavanareo hitandriny
ny didiko, sy ny lalàko ?
29 Jereo f' Iehôvah no nanome anareo ny
sabata; izany no nanomezany anareo mo-
fo indroa andro tamy ny andro fahenina :
samia mitoetra eo amy ny fitoerany avy hia-
nareo olon-drehetra, aoky tsy hivoaka ny
olona amy ny fitoerany amy ny andro fa-
hafito.

30 Dia nitsahatra ny olona tamy ny andro
fahafito.
31 Dia nataony ny Isiraely mianakavy
ny anarany hoe, Mana: ary nanahaky ny
voam-parisely iny, *fa* fotsy; ary ny fanan-
dramany nanahaky ny ampempan-tantely.
32 Ary hoy Mose, Izany no teny izay
nandidiany Iehôvah, Fenoy vata omera
iny, mba ho tehirizina ho any ny zanakareo
mandimby anareo; mba ho hitany ny mofo
izay namahanako anareo tany an-efitra, raha
nampivoaka anareo tamy ny tany Ejipity
Aho.
33 Ary hoy Mose taminy Arona, Alao
vilany, ka asivy mana erany ny vata omera
eo anatiny, ka ampitoero eo anatrehany Ie-
hôvah, mba ho tehirizina ho any ny zana-
kareo mandimby anareo.
34 Araky izay nandidiany Iehôvah any
Mose no nampitoerany Arona iny, teo alo-
hany ny Filazana, mba ho tehirizina.
35 Ary ny zanaky Isiraely nihinina amana
efa-polo taona, mandra-pahatongavany tany
an-tany honenana: mana no haniny mandra-
-pahatongavany any amy ny fari-tany Ka-
nana.
36 Ary fahafolony ny vata efah, ny vata
omera.

## TOKO XVII.

Dia nandeha ny fiangonan-janaky Isiraely
rehetra tamy ny làlan-kalehany hiala any
an-efitra Sina, araky ny vavany Iehôvah,
ka nitoby tany Refidima: ary tsy nisy rano
ho sotroiny ny olona.
2 Dia niady taminy Mose ny olona, ka
nanao hoe, Omeo rano izahay mba ho so-
troinay. Ary hoy Mose taminy, Nahoana
no miady amiko hianareo? Nahoana no
maka-fanahy any Iehôvah hianareo?
3 Dia nangetaheta rano teo ny olona; dia
nimonjomonjo taminy Mose ny olona, ka
nanao hoe, Nahoana no nampiakatra anay
tany Ejipity hianareo, hamonoanareo heta-
heta anay, ambany ny zanakay, sy ny bi-
binay?
4 Dia nitaraina taminy Iehôvah i Mose, ka
nanao hoe, Inona no hataoko aminy ireo olon'
ireo? efa madiva hitora-bato ahy izareo.
5 Ary hoy Iehôvah taminy Mose, Man-
dalova eo anoloany ny olona, ary ento
homba anao ny loholony ny Isiraely; ary
ny tsorakazonao izay namelezanao ny ony,
ento an-tànanao, ka mandehana.
6 Indro, hijanona eo anatrehanao eo am-
bony ny vatolampy any Horeba Aho, dia
hamely ny vatolampy hianao, ka hivoaka
aminy iny ny rano ho sotroiny ny olona.
Dia nanao izany Mose teo imasony ny lo-
holony ny Isiraely.
7 Dia nataony ny anarany ny fitoerana
hoe, i Masa sy Meriba, satria niady ny za-
naky Isiraely, ary satria naka-fanahy any
Iehôvah izareo, ka nanao hoe, Eo aminay
v' Iehôvah, sa tsia?
8 Dia tonga ny Amaleka, ka niady tamy
ny Isiraely tany Refidima.
9 Ary hoy Mose taminy Iôsioa, Fidio
lehilahy ho antsikia, ka mivoaha, mia-
dia amy ny Amaleka: rahamaraina hija-
nona eo an-tampon-tanety aho, ary ny tso-
rakazon' Andriamanitra eo an-tànako.
10 Dia nataony Iôsioa araky izay efa no
lazainy Mose taminy, ka niady tamy ny
Amaleka izy: ary Mose, i Arona, sy Hio-
ra niakatra ho any an-tampon-tanety.
11 Ary raha nasandratry Mose ny tànany,
dia nahery ny Isiraely; ary raha nalatsany
ny tànany, dia nahery ny Amaleka.
12 F' efa navesatra ny tànany Mose; dia
naka vato izy roa lahy, ka nasiany teo am-
baniny, dia nipetraka teo amboniny izy;
ary Arona sy Hiora nanohany ny tànany,
tanila-iray ny anankiray, ary tanila-hafa
ny anankiray kosa; ary ny tànany nihin-
jitra mandra-pamatiny ny masoandro.
13 Ary efa resiny Iôsioa ny Amaleka am-
bany ny olony tamy ny lelan-tsabatra.
14 Ary hoy Iehôvah taminy Mose, Soraty
eo amy ny boky izany ho fahatsiarovana,
ka ambarao an-tsofiny Iôsioa: fa ho vo-
noiko tokoa ny fahatsiarovany ny Amaleka
any ambany ny lanitra.
15 Dia nanao fivoadiana i Mose, ka na-
taony ny anarany hoe, Iehôvah fanevako.
16 Fa hoy izy, Satria efa omby amy ny
lapany Iehôvah ny tànana, dia hiady amy
ny Amaleka Iehôvah hatramy ny fara-
-mandimby.

## TOKO XVIII.

Ary rehefa reny Ietro, mpisorona tany Mi-
diana rafozany Mose, izay rehetra nataon'
Andriamanitra ho any Mose, sy ny Isi-
raely olony, k' efa nampivoaky ny Isiraely
tany Ejipity Iehôvah;
2 Dia nalainy Ietro, rafozany Mose, i Zi-

pora, vadiny Mose, rehefa nampandehaniny
izy,
3 Ambany ny zanany mirahalahy; i Ge-
risoma no anarany ny anankiray; fa hoy izy,
Efa vahiny teo amy ny tanim-bahiny aho;
4 Ary Eliezera no anarany ny anankiray
kosa; fa Andriamanitry ny raiko no na-
nampy ahy, ka namonjy ahy tamy ny sa-
batry Farao;
5 Dia nandeha Ietro, rafozany Mose, mi-
tondra ny zanany amam-badiny, hankany
aminy Mose any an-efitra, izay nitobiany *teo
anilany* ny tendrombohitr' Andriamanitra:
6 Ary hoy izy taminy Mose, Izaho Ietro,
rafozanao, avy hamangy anao, ary ny vadi-
nao, sy ny zanany mirahalahy koa.
7 Dia nivoaka i Mose mba hitsena ny
rafozany, dia niondrikia, ka nanoroka azy;
ary samy nifanao tsara hiany izy roa lahy;
dia niditra tany an-day izareo.
8 Dia nambarany Mose tamin-drafozany
izay rehetra nataony Iehôvah taminy Farao
sy tamy ny olon-Ejipity noho ny Isiraely,
ambany ny fahorian-drehetra niaretany
tany an-dàlana, sy ny namonjeny Iehôvah
azy.
9 Dia nifaly Ietro noho ny soa rehetra
izay nataony Iehôvah tamy ny Isiraely,
izay efa no vonjeny tamy ny tànany ny
olon-Ejipity.
10 Ary hoy Ietro, Hisaorana any Iehô-
vah anie, Izay namonjy anareo tamy ny
tànany ny olon-Ejipity, sy tamy ny tànany
Farao, ka namonjy ny olona ho afaka amy
ny tànany ny olon-Ejipity.
11 Fantatro ankehitriny, fa lehibe lavitra
Iehôvah noho ny andriamanitra rehetra;
f' izay zavatra nireharehany aza nihoarany
taminy.
12 Dia nalainy Ietro, rafozany Mose,
fanatitra hodorana, sy fanalamboady, ho an'
Andriamanitra; dia nankany Arona sy ny
loholony ny Isiraely rehetra hihinana mofo
amy ny rafozany Mose, eo anatrehan' An-
driamanitra.
13 Ary nony maraina, dia nipetraka hi-
tsara ny olona i Mose; dia nijanona teo
anilany Mose ny olona hatrany ny maraina,
ka hatrany ny hariva.
14 Ary rehefa hitany ny rafozany Mose
izay rehetra nataony tamy ny olona, dia
hoy izy, Inona izany zavatr' izany no atao-
nao aminy ireo olon' ireo? Nahoana hia-
nao irery hiany no mipetraka eo, ary ny
olon-drehetra mijanona eo anilanao, hatrany
ny maraina, ka hatrany ny hariva?
15 Ary hoy Mose tamin-drafozany, Satria
mankaty amiko ny olona hampanadina *ahy*
amin' Andriamanitra:
16 Mankaty amiko izareo, raha manan-
-teny izareo: ary mitsara ny olona, sy ny
namany, aho: ka mampahalala *azy* ny di-
din' Andriamanitra ambany ny lalàny aho.
17 Ary hoy ny rafozany Mose taminy,
Tsy tsara izay zavatra ataonao.
18 Ho reraka tokoa hianao, na hianao,
na ireo olon' ireo izay momba anao; fa
mahavesatra anao loatra izany zavatr' izany
tsy zakanao irery hanao izany.
19 Mihainoa ny feoko ankehitriny, ha-
nanatra anao aho, ary homba anao anie
Andriamanitra: Aoka ho vavany ny olona
eo anatrehan' Andriamanitra hianao, mba ho
entinao ny teny ho amin' Andriamanitra:
20 Ary hampianatra azy ny didy sy ny
lalàna hianao, sy hampahalala azy ny làlana
izay mety halehany, sy ny asa izay mety
hataony.
21 Ary tadiavo olona mahay eo amy
ny olon-drehetra, izay matahotra an' An-
driamanitra, olo-marina, tsy tia hihitra;
ka atavy hanapaky ny olona mpifehy
arivo, mpifehy zato, mpifehy dimam-polo,
sy mpifehy folo.
22 Ary aoky hitsara ny olona mandraka-
riva izareo: ary ny teny lehibe rehetra no
ho entiny aminao, fa ny teny madinikia re-
hetra ho tsarainy hiany: dia ho mora-
mora kokoa ho anao izany, dia hanampy
anao izareo.
23 Raha hanao izany zavatr' izany hia-
nao, ka handidy anao Andriamanitra, dia
haharitra hianao, ary ireo olon-drehetr' ireo
ho tonga soa aman-tsara any amy ny fo-
nenany.
24 Dia no henoiny Mose ny feon-drafo-
zany, ka nataony izay rehetra no lazainy.
25 Dia no fidiny Mose lehilahy mahay
teo amy ny Isiraely rehetra, ka nataony
hanapaky ny olona, ho mpifehy arivo, ho
mpifehy zato, ho mpifehy dimam-polo, sy
ho mpifehy folo.
26 Dia nitsara ny olona mandrakariva
izareo: ny teny sarotra hiany no nentiny
tany aminy Mose, fa ny teny madinikia re-
hetra efa no tsarainy hiany.
27 Dia nampandehaniny Mose ny rafo-
zany; ka lasa nankany amy ny taniny izy.

## TOKO XIX.

NONY ny volana fahatelo, rehefa niala ny
zanaky Isiraely tamy ny tany Ejipity, dia
tonga taminy izany andro izany tany an-
-efitra Sinay izareo.
2 Ary rehefa niala tany Refidima izareo,
dia nankany an-efitra Sinay, ka nitoby tany
an-efitra: dia tandrifiny ny tendrombohitra
nitobiany ny Isiraely teo.
3 Ary Mose niakatra ho amin' Andria-
manitra, dia niantso azy tany an-tendrom-
bohitra Iehôvah, ka nanao hoe, Izany no
ho lazainao amy ny mpianakaviny Iakôba,
ka ambarao amy ny zanaky Isiraely;
4 Hianareo efa nahita izay nataoko tamy
ny olon-Ejipity, sy nampitondrako ny ela-
-boromahery anareo, ary nampankanesako
anareo ho aty amiko.
5 Ary ankehitriny, raha hihaino ny feoko
tokoa hianareo, ka hitandriny ny fane-
keko, dia ho fananana ho Ahy hianareo,
mihoatra noho ny olon-drehetra: fa Ahy ny
tany rehetra:
6 Dia ho fisoronana manjaka, ka ho fire-
nena masina, ho Ahy hianareo. Ireo teny
ireo no ho lazainao amy ny zanaky Isi-
raely.
7 Dia nandeha i Mose, ka niantso ny lo-
holony ny vahoaka, dia nandahatra, teo
anatrehany, ny teny rehetra izay nandidia-
ny Iehôvah azy.
8 Dia niredona namaly ny olon-drehetra,
ka nanao hoe, Izay teny rehetra no lazainy
Iehôvah no hataonay. Dia naveriny Mose
ny teniny ny olona taminy Iehôvah.
9 Ary hoy Iehôvah taminy Mose, Indro,
Izaho mankeo aminao anatiny ny rahona
maizina, mba ho reny ny olona raha miteny
aminao Aho, ka hino anao mandrakariva
izareo. Dia nambarany Mose ny teniny
ny olona taminy Iehôvah.
10 Ary hoy Iehôvah taminy Mose, Man-
dehana ho any amy ny olona, ka hasino
izareo anio sy ampitso, ary aoka samy ha-
nasa ny lambany izareo;
11 Ary aoka samy hiomana izareo, raha
omby amy ny andro fahatelo: fa amy ny
andro fahatelo no hidinany Iehôvah eo
imasony ny olon-drehetra any an-tendrom-
bohitra, Sinay.
12 Dia hanefitry ny olona manodidina
hianao, ka hanao hoe, Tandremo mba tsy
hiakatra any an-tendrombohitra hianareo,
na hanendry ny sisiny aza: na iza na iza
no hanendry ny tendrombohitra hatao maty
tokoa:
13 Tsy hisy tànana hanendry iny, fa ho
toraham-bato tokoa izy, sa ho tofirina tokoa
izy; na ho biby na ho olona izy, tsy mba
ho velona izy: raha maneno ela ny trom-
petra, dia hiakatra ho amy ny tendrombo-
hitra izareo.
14 Dia nidina niala tany an-tendrombohi-
tra hankany amy ny olona i Mose, ka
nahamasiny ny olona; dia nanasa ny lam-
bany izareo.
15 Ary hoy izy tamy ny olona, Manam-
boara-tena hianareo ho amy ny andro faha-
telo: aza manakeky ny vadinareo.
16 Ary tamy ny andro fahatelo nony ma-
raina, dia nisy kotrokorana, sy helatra, ary
rahona maizina tany an-tendrombohitra, ary
ny trompetra naneno mafy indrindra, dia
nangovitra ny olon-drehetra izay teo an-
-toby.
17 Dia nampivoaky ny olona tany an-
-toby Mose, mba hihaona amin' Andria-
manitra; dia nijanona teo ambodin-ten-
drombohitra izareo.
18 Ary tendrombohitra Sinay nanetroka
avokoa, satria nidina tany amboniny teo
anaty afo Iehôvah: dia niakatra teo ny
setroka tahaky ny setroky ny fitanehana,
ka nihiorohoro indrindra ny tendrombohi-
tra avokoa.
19 Ary rehefa naneno ny trompetra, ka
nihiahery indrindra, dia niteny Mose, ary
Andriamanitra namaly feo azy.
20 Dia nidina Iehôvah tany an-tendrom-
bohitra Sinay, teo an-tampony ny tendrom-
bohitra; ka niantso any Mose Iehôvah
hankany an-tampony ny tendrombohitra;
dia niakatra i Mose.
21 Ary hoy Iehôvah taminy Mose, Mi-
dìna mba hananatry ny olona, fandroa hi-
hoatra ho aminy Iehôvah hitazana izareo,
ka maty ny maro eo aminy.
22 Ary aoky hihiamasina ny mpisorona
koa, izay manatona any Iehôvah, fandroa
hikiaretsahany Iehôvah izareo.
23 Ary hoy Mose taminy Iehôvah, Tsy
mahazo miakatra ho any an-tendrombohi-
tra Sinay ny olona: fa Hianao nandidy
anay, ka nanao hoe, Efero ny tendrombohi-
tra, ka hasino io.
24 Ary hoy Iehôvah taminy, Mandehana,
midìna, ka miakara *indray*, hianao sy Aro-

na momba anao: fa aza avela ny mpisorona
sy ny olona hihoatra hiakatra ho any
aminy Iehôvah, fandroa hikiaretsahiny iza-
reo.
25 Dia nidina tany amy ny olona i Mose,
ka niteny taminy.

## TOKO XX.

DIA nilaza ireo teny rehetr' ireo Andriama-
nitra, ka nanao hoe,
2 Izaho no Iehôvah, Andriamanitrao, Izay
nampivoaka anao tamy ny tany Ejipity,
tamy ny trano fanompoana.
3 Aza manan' andriamani-kafa hanatri-
kia Ahy hianao.
4 Aza manao sarin-javatra ho anao hia-
nao, na ny mety ho endriky ny zavatra,
izay eo amy ny lanitra ambony, na izay eo
amy ny tany ambany, na izay eo amy ny
rano ambany ny tany.
5 Aza miondrikia aminy hianao, na ma-
nompo azy: f' Izaho no Iehôvah, Andria-
manitrao, Andriamanitra saro-piaro, Izay
mitondra ny heloky ny ray ho amy ny zana-
ka hatramy ny zafy mandimby fahatelo sy
fahefatra, izay mandrafy Ahy;
6 Ary mamindra-fo amy ny olona tsy
omby arivo, izay tia Ahy, ka mitandriny
ny didiko.
7 Aza manonona foana ny anarany Iehô-
vah Andriamanitrao hianao; fa tsy mba
hataony Iehôvah tsy manan-tsiny izay ma-
nonona foana ny anarany.
8 Tsarovy ny andro sabata hahamasiny
iny.
9 Heneman' andro no hiasanao, sy hana-
vanao ny raharahanao rehetra.
10 Fa sabatany Iehôvah Andriamanitrao
ny andro fahafito: aza manao zavatra akory
hianao, na ny zanakao-lahy, na ny zana-
kao-vavy, na ny ankizi-lahinao, na ny an-
kizi-vavinao, na ny bibinao, na ny vahinao
izay *miditra* eo am-bavahadinao.
11 Fa heneman' andro no nanavany Iehô-
vah ny lanitra, sy ny tany, *ary* ny rano-
masina, ambany izay rehetra eo aminy
ireny, dia nitsahatra Izy tamy ny andro fa-
hafito: izany no nitahiany Iehôvah ny an-
dro sabata sy nahamasinany iny.
12 Manaraha ny rainao, sy ny reninao,
mba ho ela velona hianao ambony ny
tany izay nomeny Iehôvah Andriamanitrao
ho anao.
13 Aza mamono olona hianao.
14 Aza manintaka hianao.
15 Aza mangalatra hianao.
16 Aza miampanga laingia ny namanao
hianao.
17 Aza maniry ny tranony ny namanao
hianao, aza maniry ny vadiny ny namanao
hianao, na ny ankizi-lahiny, na ny ankizi-
-vaviny, na ny ombiny, na ny ampondrany,
na izay zavatra mety ho any ny namanao
akory aza.
18 Ary ny olon-drehetra nahita ny kotro-
korana, sy ny helatra, sy ny feony ny trom-
petra, ary ny tendrombohitra manetroka;
ary nony nahita ny olona, dia nifindra, ka
nijanona eny lavitr' eny izareo.
19 Dia hoy izareo taminy Mose, Aoky
hianao no hiteny aminay, dia hihaino iza-
hay; fa aza Andriamanitra no hiteny ami-
nay, fandroa maty izahay.
20 Dia hoy Mose tamy ny olona, Aza
matahotra: fa tonga Andriamanitra mba
hizaha-toetra anareo, ary mba ho eo anatre-
hany ny tavanareo ny fatahorana Azy, mba
tsy hanotanareo.
21 Dia nijanona eny lavitr' eny ny olona,
f' i Mose nanakeky ny rahona maizina,
izay nitoeran' Andriamanitra.
22 Ary hoy Iehôvah taminy Mose, Iza-
ny no ho lazainao amy ny zanaky Isiraely,
Hianareo efa nahita fa tany an-danitra no
nitenenako taminareo.
23 Aza manao ho anareo andriamani-bola-
fotsy, na manao andriamani-bolamena ho
namako hianareo.
24 Fivoadian-tany no hataonao ho Ahy,
ka haterinao ny fanalamboadinao hodo-
rana eo amboniny, ambany ny fanatitra
fisaorana, dia ny ondrinao, sy ny ombinao:
eo amy ny fitoeran-drehetra izay ampaha-
tsiarovako ny anarako no hanatonako anao,
sy hitahiako anao.
25 Ary raha hanao fivoadiam-bato ho
Ahy hianao, aza ny vato voa voatra no
hanavanao iny: fa raha hanangany ny
tantananao hively iny, dia handoto iny hia-
nao.
26 Ary aza miakatra amy ny ambara-
tonga ho any amy ny fivoadiako hianao,
mba tsy hahitana eo ny toetrao.

## TOKO XXI.

ARY ireo no fitsarana izay halahatrao eo
natrehany.
2 Raha mividy andevo Hebirio hianao, enina
taona no hanompoany; ary hivoaka ho afaka
ny mandoa vola amy ny fito taona izy.
3 Raha tàhiny niditra irery izy, dia hi-
voaka irery izy; raha tàhiny nanam-bady
izy, dia hivoaka ny vadiny hiaraka aminy.
4 Raha tàhiny nanome vady azy ny tom-
pony, ka niteraka zanaka-lahy, sa zanaka-
-vavy, ho azy izy; ho any ny tompony ny
vadiny sy ny zanany, ary hivoaka irery ny
lahy.
5 Fa raha tàhiny hilaza dia hilaza ny an-
devo, Tiako ny tompoko, ny vadiko, ary
ny zanako; tsy hivoaka ho afaka aho:
6 Dia hitondra azy ny tompony any amy
ny mpitsara; ary hitondra azy ho any amy
ny varavarana, sa ho any amy ny tolam-
-baravarana, izy; ary handoaky ny sofiny
amy ny fandoahana ny tompony: ary ha-
nompo azy mandrakizay izy kosa.
7 Ary raha misy olona mivarotry ny za-
naka-vaviny ho andevo-vavy, tsy hivoaka
izy tahaky ny ivoahany ny andevo-lahy.
8 Raha ratsy eo imasony ny tompony,
izay namofo azy ho vadin-tena, izy, dia
avelany havotana; tsy hahazo hivarotra
azy amy ny firenena vahiny izy, satria efa
namitaka azy izy.
9 Ary raha tàhiny namofo azy ho vadiny
ny zanani-lahy izy, dia hanao aminy araky
ny fanaony amy ny zanani-vavy izy.
10 Raha tàhiny hanam-bady hafa ho azy
izy, tsy hanakely ny fihinany, ny fitafiany,
ary ny fankatoavany ny fanambadiana ami-
ny, izy.
11 Ary raha tsy hataony aminy izany
telo loha izany, dia hivoaka ho afaka tsy
mandoa vola izy.
12 —Izay mamely olona, ka maty izy,
hatao maty dia maty izy.
13 Ary raha misy olona tsy nanotrikia, fa
natolotr' Andriamanitra any an-tànany izy:
dia hanendry ho anao fitoerana izay hando-
sirany Aho.
14 Ary raha misy olona manotrikia amy
ny namany hamono azy amy ny fitaka;
dia halainao amy ny fivoadiako aza izy,
mba ho maty izy.
15 Ary izay mamely ny rainy, sa ny re-
niny, hatao maty dia maty izy.
16 Ary izay mangalatra olona, ka miva-
rotra azy, sa raha tàhiny hita eo an-tànany
izy, hatao maty dia maty izy.
17 Ary izay manozony ny rainy, sa ny
reniny, hatao maty dia maty izy.
18 Ary raha misy olona mifanditra, ka
mamely ny namany amy ny vato, sa toto-
hondry, ny anankiray, ary tsy maty izy
kosa, fa marary ambani-tsihy:
19 Raha mitsangan' indray, ka mande-
handeha amy ny tehina izy, dia ho afaka
izay namely; fa handoa ny narariany izy,
ary hampahasitrana dia hampahasitrana
izy.
20 Ary raha misy olona mamely ny an-
devo-lahiny sa ny andevo-vaviny, amy ny
tsorakazo, ka maty ambany ny tànany izy;
hampijalina dia hampijalina izy.
21 Kanefa, raha tàhiny maharitra indrai-
-andro sa indroa izy, tsy hampijalina izy;
fa volany izy.
22 Ary raha misy olona mifanditra, ka
mandratra vehivavy bevohoka, ka afa-jaza
izy, kanefa tsy misy ratsy, hampijalina
dia hampijalina ny lahy, araky izay hana-
vany ny vadin-dravehivavy azy; ary han-
doa eo anatrehany ny mpitsara izy.
23 Ary raha misy ratsy, dia hanome aina
hisolo ny aina hianao,
24 Maso hisolo ny maso, nify hisolo ny
nify, tànana hisolo ny tànana, tongotra hi-
solo ny tongotra,
25 May hisolo ny may, fery hisolo ny
fery, vatra hisolo ny vatra.
26 Ary raha misy olona mamely ny ma-
sony ny andevo-lahiny, sa ny masony ny
andevo-vaviny, ka maty iny; dia hanafaka
azy noho ny masony izy.
27 Ary raha tàhiny mamely ny nifiny ny
andevo-lahiny, sa ny andevo-vaviny, izy;
dia hanafaka azy noho ny nifiny izy.
28 Ary raha misy omby manoto lehi-
lahy, sa vehivavy, ka maty izy; ho tora-
hina dia torahim-bato ny omby, ka tsy
hanina ny nofony; fa ho afaka ny tompony
ny omby.
29 Fa raha tàhiny nanoto ny omby tamy
ny taon-dasa, ka nambara tamy ny tompony,
ary tsy niaro azy izy, ka nahafaty lehilahy
sa vehivavy izy; dia ho torahim-bato ny
omby, ary ho maty ny tompony kosa.
30 Raha tàhiny sazina hanavotra izy, dia
hanome avotry ny ainy, araky izay rehetra
no sazina izy.

31 Na nanoto zanaka-lahy izy, na nanoto
zanaka-vavy izy, araky izany fitsaran' izany
hanavana azy.
32 Raha tàhiny hanoto andevo-lahy, sa
andevo-vavy, ny omby; dia homena sekely
telo-polo volafotsy ho any ny tompony, ary
ho torahim-bato ny omby.
33 Ary raha misy olona manokatra la-
vaka, sa raha misy olona mihiady lavaka,
ka tsy rakofany iny, ary misy omby sa
ampondra ho latsaka eo;
34 Dia hanonitra ny tompony ny lavaka;
hanome vola ho any ny tompony izy; ary
ho azy ny maty.
35 Ary raha misy ombin'olona mandra-
try ny ombiny ny namany, ka maty izy;
dia hivarotry ny omby velona izy roa, ka
hizara ny volany; ary ny maty koa ho za-
rainy.
36 Fa raha tàhiny fantatra fa nanoto ny
omby tamy ny taon-dasa, ary tsy niaro
azy ny tompony; hanonitra dia hanonitra
omby hisolo ny omby izy; ary ho azy ny
maty.

## TOKO XXII.

RAHA misy olona mangalatra omby, sa
ondry, ka mamono iny, sa mivarotry iny;
dia hanonitra omby dimy hisolo ny omby
iray, ary ondry efatra hisolo ny ondry iray,
izy.
2 (Raha tàhiny hita ny mpangalatra
manami-trano, ka kapohina ho maty izy,
tsy misy ra *halatsaka* noho izy.
3 Raha tàhiny niposaka ny masoandro ta-
miny, dia misy ra halatsaka noho izy:)
hanonitra dia hanonitra izy; raha tsy ma-
nana akory izy, dia hamidy noho ny hala-
tra nataony izy.
4 Raha tàhiny hita dia hita velona any
an-tànany, ny halatra, na omby, na ampon-
dra, na ondry, dia hanonitra roa heny
izy.
5 Raha misy olona mampihinana saha, sa
tanim-boaloboka, ka mampiditry ny bibiny,
ka mihinana, any an-tsahan' olona, iny, dia
amy ny tsara indrindra any an-tsahany, ary
amy ny tsara indrindra any an-tanim-boalo-
bony, hanonerany.
6 Raha misy afo mirehitra, ka mahazo
ny tsilo, ka lany ny an-tontam-bary, sa ny
vary maniry, sa ny saha, hanonitra dia ha-
nonitra izay nampirehitry ny afo.
7 Raha misy olona mampitahiry vola sa
fanaka ny namany, ka angalarana any an-
-tranony ny olona iny; raha tàhiny hita ny
mpangalatra, dia hanonitra roa heny ny
olona.
8 Raha tàhiny tsy hita ny mpangalatra,
dia ho entina amy ny mpitsara ny tompony
ny trano, mba hizahana na nanisy ny tà-
nany tamy ny fananany ny namany izy, na
tsia.
9 Ny amy ny fahadisoan-drehetra, na
omby, na ampondra, na ondry, na fitafiana,
na famerezan-javatra, izay ataon' olona hoe
fa azy iny, dia hankeo amy ny mpitsara ny
teniny ny roa tonta; izay ataony ny mpi-
tsara ho meloka, dia hanonitra roa heny ho
any ny namany izy.
10 Raha misy olona mampitahiry ampon-
dra, sa omby, sa ondry, sa ny mety ho
biby, ny namany; ary maty iny, sa maratra,
sa voa roaka iny, ka tsy hitan'olona;
11 Dia ho aminy izy roa tonta ny fiania-
nana any Iehôvah, fa tsy nanisy ny tànany
tamy ny fananany ny namany izy, ary ny
tompony haneky izany, dia tsy hanonitra
izy kosa.
12 Ary raha tàhiny nangalarina tokoa
iny tany aminy, dia hanonitra ho any ny
tompony izy.
13 Raha tàhiny no kotikiotehina iny, dia
hitondra iny ho vavolombelona izy; tsy
hanonitry izay no kotikiotehina izy.
14 Ary raha misy olona mindran-javatra
amy ny namany, ary simba, sa maty iny,
ary ny tompony tsy mba teo aminy, hano-
nitra dia hanonitra izy.
15 Raha tàhiny ny tompony teo aminy,
tsy hanonitra izy kosa: raha tàhiny za-
vatra tambazana iny, dia tonga noho ny
tambiny iny.
16 Ary raha misy olona mitaona zaza-
-vavy, izay tsy voa fofo, ka mandry aminy
izy, hanome dia hanome tolobohitra ho azy,
mba ho vadiny, izy.
17 Raha tàhiny ny rainy tsy mety hana-
panam-bady azy aminy tokoa, dia handoa
vola araky ny tolobohitry ny mpitovo izy
kosa.
18 Aza avela ho velona ny vehivavy ma-
nao-ody.
19 Izay rehetra mandry amy ny biby,
hatao maty dia maty izy.
20 Izay manala-voady ho an' andriama-
nitra, afa tsy Iehôvah hiany, haringiana
izy.

21 Ary aza mampahasosotra vahiny, na
mampahory azy: f' efa vahiny teo amy ny
tany Ejipity hianareo.
22 Aza mampahory mpitondra-tena sy
kamboty akory hianareo.
23 Raha tàhiny mampahory azy akory
hianao, ka hitaraina amiko hiany izy, hi-
haino dia hihaino ny fitarainany Aho:
24 Dia hirehitra ny fahatezerako, ka ha-
mono anareo amy ny sabatra Aho; ary ho
mpitondra-tena ny vadinareo, ary ho kam-
boty ny zanakareo.
25 Raha mampisambo-bola izay mala-
helo eo aminao, avy amy ny oloko, hianao,
tsy ho aminy toy ny mpanàna-vola hianao;
tsy hampandoa azy zana-bola hianao.
26 Raha tàhiny maka ny fitafiany ny
namanao ho fampitànana hianao, dia ham-
podinao ho azy iny, rehefa hilentikia ny
masoandro:
27 Fa firakofany hiany izany, fitafiany
amy ny hodiny izany; inona no handriany?
ary raha mitaraina amiko izy, dia hihaino
Aho; fa miantra Aho.
28 Aza manaratsy ny mpitsara hianao,
na manozony ny mpanapaky ny olonao.
29 Aza mahela *ny santatry* ny vokatrao,
sy ny fisotronao; ny zanakao-lahi-matoa
homenao Ahy.
30 Izany hataonao amy ny ombinao, sy
ny ondrinao: fito andro hitoerany amy ny
reniny; amy ny andro fahavalo hanomeza-
nao Ahy iny.
31 Ary ho olona masina ho Ahy hianareo,
ary tsy hihinana hena no kotikiotehina
tany an-tsaha hianareo; harianareo ho any
ny amboa iny.

## TOKO XXIII.

Aza miteny filazana mandaingia: aza mi-
ray tànana amy ny ratsi-fanahy, ho vavo-
lombelona tsi-marina.
2 Aza manaraky ny maro hanao ratsy;
ary aza miteny eo amy ny fandaharan-teny,
homba ny maro hamadiky *iny*.
3 Ary aza miangatra amy ny malahelo
eo amy ny fandaharan-teniny hianao.
4 Raha tàhiny mifanena amy ny ombiny
ny fahavalonao, sa ny ampondrany, mania
hianao, hampiverina dia hampiveriny iny
any aminy hianao.
5 Raha tàhiny mahita ny ampondrany ny
mpandrafy anao, mandry eo ambany ny
entany, hianao, aza mety hamela iny ho
azy: miaraka aminy tokoa no hamelanao
*iny*.
6 Aza mamadiky ny fitsarany ny mala-
helonao eo amy ny fandaharan-teniny hia-
nao.
7 Manalavira amy ny fandaharan-teny
mandaingia, ary aza mamono ny marina sy
ny mahitsy: fa tsy hanamariny ny meloka
Aho.
8 Ary aza mandray tambitamby; fa ma-
hajamba ny hendry ny tambitamby, ka ma-
nolaky ny teniny ny marina.
9 Ary aza mampahory ny vahiny, fa fan-
tatrareo ny fony ny vahiny: f' efa vahiny
teo amy ny tany Ejipity hianareo.
10 Ary enin-taona hamafazanao voa amy
ny taninao, ary hanangonanao ny fahavo-
karany:
11 Fa amy ny taona fahafito hamelanao hi-
tsahatra, ka hitoetra foana, iny; mba ho ha-
niny ny malahelo amy ny olonao; ary izay
navelany ho haniny ny biby any an-tsaha.
Tahaky izany no hataonao amy ny tanim-
-boalobokao sy amy ny tani-olivanao.
12 Heneman' andro no hanavanao ny
raharahanao; ary amy ny andro fahafito hi-
tsaharanao; mba hitsaharany ny ombinao
sy ny ampondranao, ary mba hiainany
ny zanaky ny ankizivavinao sy ny va-
hiny.
13 Ary tandremo izay rehetra no lazaiko
taminareo: ary aza manonony ny anaran'
andriamani-kafa akory hianareo: aza avela
ho re eo am-bavanao iny.
14 Intelo amy ny herin-taona hitandrema-
nao fanasana ho Ahy.
15 Tandremo ny fanasany ny mofo tsi-
-masirasira hianao: (hano ny mofo tsi-masi-
rasira hafitoan' andro, araky izay nandi-
diako anao, amy ny fotoan'andro amy ny
volana Abiby; f' iny no nivoahanao tany
Ejipity: ary aoky tsy hisy hiseho foana eo
anatrehako:)
16 Ary ny fanasany ny fararano, ny voa-
loham-bokatry ny asanao, izay nafafinao
tany an-tsaha: ary ny fanasany ny fanango-
nana, amy ny fara-taona, rehefa nangoni-
nao ny vokatry ny asanao tany an-tsaha.
17 Intelo amy ny herin-taona hisehoany
ny lahinao rehetra eo anatrehany Iehôvah
Tompo.
18 Aza manatitry ny rany ny fanalam-
-boady ho Ahy amy ny mofo tsi-masirasira;

ary aza mamela ny taviny ny fanasako hahatratry ny maraina.
19 Ny santatry amy ny voaloham-bokatry ny taninao ho entinao any an-tranony
Iehôvah Andriamanitrao. Aza mahandro zanak'osy amy ny rononon-dreniny.
20 Indro, maniraka Anjely hialoha anao
Aho, hiaro anao any an-dàlana, ary hitondra anao ho amy ny fitoerana izay namboariko.
21 Tandremo Izy, ka henoy ny feony,
aza mampahatezitra Azy; fa tsy hamela ny fahotanareo Izy; fa ny anarako eo anatiny.
22 Fa raha hihaino dia hihaino ny feony
hianao, ka hanao izay rehetra lazaiko; dia ho fahavalony ny fahavalonao, ary ho rafilahiny ny rafilahinao, Aho.
23 Fa hialoha anao ny Anjeliko, ka hitondra anao any amy ny Amora, sy ny Heta, sy ny Pereza, sy ny Kanana, ny Heva, ary ny Iebiosa; dia handringiana azy Aho.
24 Aza miondrikia amy ny andriamaniny,
na manompo ireny hianao; na manao araky izay nataony; fa handringiana dia handringiana azy hianao, ary handrava dia handrava ny endri-javatrany hianao.
25 Ary manompoa any Iehôvah Andriamanitrareo, ary hitahy ny mofonao, sy ny ranonao, Izy; ary hanesotra aretina eo afovoanao Aho.
26 Tsy hisy hamotsotra, na ho momba,
any amy ny taninao: ho tanterahiko ny isany ny andronao.
27 Hampandeha ny fatahorana Ahy eo
alohanao Aho, ka hampahaveri-hevitry ny olon-drehetra izay halehanao, ary hampiamboho ny fahavalonao rehetra aminao Aho.
28 Ary hampandeha fanenitra eo alohanao Aho, ka handroaky ny Heva, ny Kanana, ary ny Heta, eo alohanao, iny.
29 Tsy handroaka azy eo alohanao amy
ny herin-taona hiany Aho, fandroa ho foana ny tany, ary hitombo hanohitra anao ny biby any an-tsaha.
30 Tsikelikely handroahako azy eo alohanao, mandra-pahamaronao sy handovanao ny tany.
31 Ary hataoko ny fari-taninao hatramy
ny Ranomasina mena, ka hatramy ny ranomasiny ny Filisitia, ary hatramy ny efitra, ka hatramy ny ony; fa hanolotry ny mponina amy ny tany ho any ny tànanareo Aho; ary handroaka azy eo alohanao hianao.
32 Aza manao fanekena aminy, na amy
ny andriamaniny, hianao.
33 Aoky tsy honina eo amy ny taninao izareo, fandroa hampanota anao amiko izareo; fa raha manompo ny andriamaniny hianao, dia ho fandrikia tokoa ho anao izany.

## TOKO XXIV.

Ary hoy Izy taminy Mose, Miakara any aminy Iehôvah, hianao sy Arona, i Nadaba sy Abihio, ary fito-polo lahy amy ny loholony Isiraely: ary mivavaha eny lavitr' eny hianareo;
2 Ary Mose hiany no hanakeky any Iehôvah: f' izareo tsy hanakeky; ary ny olona tsy hiakatra hiaraka aminy.
3 Ary tonga i Mose, ka nambarany tamy ny olona ny teny rehetra nataony Iehôvah, sy ny fitsaran-drehetra; ary namaly ny olon-drehetra indrai-niredona, ka nanao hoe, Ny teny rehetra izay no lazainy Iehôvah hataonay.
4 Ary nanoratry ny teny rehetra nataony
Iehôvah i Mose, dia nifoha maraina koa, ka nanao fivoadiana teo amy ny vodivona, ary tsangam-bato roa amby ny folo, araky ny fireneny Isiraely roa amby ny folo.
5 Ary zatovo sasany amy ny zanaky Isiraely nirahiny, ka nitondra fanatitra hodorana izareo, ka nanatitra omby sasany, ho fanatitra fisaorana ho any Iehôvah.
6 Dia naka ny sasaky ny ra i Mose, ka
nataony teo anaty lovia, ary ny sasaky ny ra nafafiny tamy ny fivoadiana.
7 Dia naka ny boky fanekena izy, ka namaky teny ho reny ny olona: ary hoy izareo, Izay rehetra no lazainy Iehôvah hataonay sy harahinay.
8 Dia naka ny ra i Mose, ka nafafiny tamy ny olona, ka hoy izy, Indro ny rany ny fanekena izay nataony Iehôvah taminareo, hahato izany teny rehetr' izany.
9 Dia niakatra i Mose sy Arona, i Nadaba sy Abihio, ary fito-polo lahy amy ny loholon' Isiraely.
10 Dia nahita an'Andriamanitry Isiraely
izareo: ary nisy teo ambany ny tongony toy ny asany ny vato safeiro, manganohano, ary toy ny tenany ny lanitra ny famirapiratany.

11 Ary tsy nametraky ny tànany tamy
ny andriandahiny ny zanaky Isiraely Izy;
dia nahita an'Andriamanitra izareo, ka ni-
hinana sy nisotro.
12 Ary hoy Iehôvah taminy Mose, Mia-
kara aty amiko any an-tendrombohitra, ka
mitoera aty; ary homeko anao ny vato
fisaka, sy ny lalàna, ary ny didy izay no
soratako, mba hampianaranao ireny.
13 Dia niakatra i Mose, sy Iosioa mpa-
nompony; dia niakatra tany an-tendrombo-
hitr' Andriamanitra i Mose.
14 Ary hoy izy tamy ny loholona, Mian-
drasa anay aty, mandra-piverinay aminareo;
ary, indro, i Arona sy Hiora eo aminareo:
raha misy olona manan-teny, aoka han-
kany aminy izy.
15 Dia niakatra tany an-tendrombohitra
i Mose, ka nisy rahona nanarony ny ten-
drombohitra.
16 Ary ny voninahitry Iehôvah nitoetra
teo ambony tendrombohitra Sinay, ary ny
rahona nanarony iny heneman'andro: dia
niantso any Mose tamy ny andro fahafito
teo afovoany ny rahona Izy.
17 Ary ny fijeriny ny voninahitry Iehô-
vah nanahaky ny afo mandevona, tany an-
-tampony ny tendrombohitra, teo imasony
ny zanaky Isiraely.
18 Dia niditra tany afovoany ny rahona i
Mose, ka niakatra tany an-tendrombohitra:
ary teo an-tendrombohitra efa-polo andro
sy efa-polo alina i Mose.

## TOKO XXV.

Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka na-
nao hoe;
2 Mitenena amy ny zanaky Isiraely mba
hitondra fanatitra ho Ahy izareo: amy ny
isany ny olona izay tereny ny fony, ho rai-
sinareo ny fanatitra ho Ahy.
3 Ary izany no fanatitra, izay ho raisi-
nareo aminy: volamena, sy volafotsy, ary
varahina,
4 Ary manga, sy mangamena, sy jaky,
sy hariry madinikia, ary volon' osy,
5 Ary hoditr' ondri-lahy voa nato, sy
hodi-dambo, ary hazo sita,
6 Solikia ho amy ny fahazavana, zava-
-manitra ho solikia fanosorana, ary ho zava-
-mani-manetona,
7 Vato onikisa, sy vato halalotra, amy ny
efoda, ary amy ny saron-tratra.
8 Ary aoka hanao fitoera-masina ho Ahy
izareo; mba hitoerako eo aminy.
9 Araky izay rehetra asehoko aminao, dia
ny endriky ny trano-lay, sy ny endriky ny
fanaka rehetra momba iny, dia izany no
hanavanareo *iny*.
10 Ary aoka hanao fiara amy ny hazo
sita izareo; hakihio roa sy sasaka ny hala-
vany, ary hakihio iray sy sasaka ny sakany,
ary hakihio iray sy sasaka ny hahavony.
11 Ary manava ankosotra iny amy ny
volamena tsara hianao; anatiny sy ive-
lany hanavanao ankosotra iny; ary ma-
nisia satro-bolamena hanodidina eo ambo-
niny hianao.
12 Ary mandrendreha volamena ho fera
efatra aminy hianao, ka atavy eo amy ny
zorony efatra, eny, fera roa eo amy ny
ilany ety, ary fera roa eo amy ny ilany
ery.
13 Ary manava tehina amy ny hazo sita
hianao, ka atavy ankosotra volamena ireny.
14 Ary manisia ny tehina eo anatiny ny
fera eo amy ny ilany ny fiara, hitondrany
ny fiara.
15 Ny tehina hasiana eo amy ny ferany
ny fiara; tsy hesorina aminy ireny.
16 Ary manisia ny Filazana izay homeko
anao eo anatiny ny fiara.
17 Ary manava fanaterana fanavotana
amy ny volamena tsara: hakihio roa sy
sasaka ny halavany, ary hakihio iray sy sa-
saka ny sakany.
18 Ary manava keriobima roa volamena;
asa tefena hanavanao azy roa ho amy ny
loha roa amy ny fanaterana fanavotana.
19 Ary atavy kerioby iray amy ny loha
anankiray, ary kerioby iray koa amy ny
loha anankiray koa; dia amy ny fanaterana
fanavotana hanavanao keriobima amy ny
lohany roa.
20 Ary ny keriobima hamelatry ny elatra
ambony, mba handrakofany ny elany ny
fanaterana fanavotana; ary hifanatrikia ny
tavany: hanatriky ny fanaterana fanavotana
ny tavany ny keriobima.
21 Ary manava ny fanaterana fanavotana
ho ambony ny fiara hianao; ary atavy ny
Filazana izay homeko anao eo anatiny ny
fiara.
22 Ary any hihaonako aminao, sy hire-
sahako aminao eo ambony ny fanaterana fa-
navotana eo anelanelany ny keriobima roa,
izay eo ambony ny fiarany ny Filazana,

ny aminy izay rehetra handidiako anao ho
amy ny zanaky Isiraely.
23 Ary manava latabatra amy ny hazo
sita hianao; hakihio roa ny halavany, ary
hakihio iray ny sakany, ary hakihio iray sy
sasaka ny hahavony.
24 Ary manava ankosotra volamena
tsara iny, ary manava satro-bolamena ha-
nodidiny iny;
25 Ary manava sisiny vodi-voam-pela-tà-
nana hanodidiny iny, ary manava satro-
-bolamena amy ny sisiny manodidina;
26 Ary manava fera efatra volamena ami-
ny, ary manisia ny fera eo amy ny zoro
efatra izay eo amy ny tongony efatra.
27 Eo tandrifiny ny sisiny hisiany ny fera
ho fitoerany ny tehina, hitondrany ny la-
tabatra.
28 Ary manava ny tehina amy ny hazo
sita, ka atavy ankosotra volamena ireny, hi-
tondrany ireny ny latabatra.
29 Ary manava ny loviany, sy ny so-
trony, sy ny rakony, ary ny bakoliny hani-
dinana; volamena tsara hanavanao ireny.
30 Ary asivy mofo aseho eo ambony ny
latabatra eo anatrehako mandrakariva.
31 Ary manava fitoeran-jiro amy ny vo-
lamena tsara; asa tefena hanavany ny fitoe-
ran-jiro; hirai-tarikia ny vatany, sy ny
sampany, ny loviany, ny tonony, ary ny
voniny.
32 Ary hisy sampana enina hitranga amy
ny ilany; sampana telo amy ny fitoeran-
-jiro, amy ny ilany ety; ary sampana telo
amy ny fitoeran-jiro, amy ny ilany ery:
33 Bakoly telo natao tahaky ny ali-
monda, ny tono, ary ny vony, amy ny
sampana anankiray: ary bakoly telo natao
tahaky ny alimonda, ny tono, ary ny vony,
amy ny sampana anankiray koa; dia toy
izany amy ny sampana enina izay mitranga
amy ny fitoeran-jiro.
34 Ary hisy amy ny fitoeran-jiro bakoly
efatra natao tahaky ny alimonda, ny to-
nony, ary ny voniny.
35 Ary hisy tono iray eo ambany ny sam-
pana roa mirai-tarikia, ary tono iray koa eo
ambany ny sampana roa mirai-tarikia, ary
tono iray koa eo ambany ny sampana roa
mirai-tarikia, ho any ny sampana enina izay
mitranga amy ny fitoeran-jiro.
36 Hirai-tarikia ny tonony sy ny sam-
pany: samy hatao asa tefena volamena tsara
izy rehetra.
37 Ary manava ny fanilony fito; ary
hampirehetana ny fanilony, mba hahaza-
vany eo tandrifiny.
38 Ary ny hetin-jirony, sy ny fitoeran-
-tain-jirony, hatao amy ny volamena tsara.
39 Amy ny hanjaka volamena tsara ha-
navany iny, sy ireny fanaka rehetr' ireny.
40 Ary tandremo mba hataonao araky ny
endriny, izay naseho taminao tany an-ten-
drombohitra.

## TOKO XXVI.

Ary manava ny trano-lay amy ny fira-
kotra folo, dia hariry madinikia voa tenona,
sy manga, sy mangamena, ary jaky; kerio-
bima asa kanto hanavanao ireny.
2 Hakihio valo amby ny roa-polo ny ha-
lavany ny firakotr' iray, ary hakihio efa-
tra ny sakany ny firakotr' iray; hirai-oha-
tra ny firakotra rehetra.
3 Firakotra dimy havitrana; ary firakotra
dimy havitrana.
4 Ary manava tadivoavarana sasany amy
ny manga ho amy ny sisiny ny firakotr' iray,
amy ny sisiny ny vitrana; ary tahaky
izany hanavanao ny sisiny ny firakotra fa-
rany amy ny vitrana faharoa.
5 Tadivoavarana dimam-polo hataonao
ho amy ny firakotr' iray, ary tadivoavarana
dimam-polo hataonao ho amy ny sisiny ny
firakotra izay eo amy ny vitrana faharoa;
mba hifampihiazony ny tadivoavarana.
6 Ary manava farango volamena dimam-
-polo, ary akambano ny firakotra amy ny
farango; mba hatao trano-lay iray.
7 Ary manava firakotra sasany volon'osy,
ho rakotry ny trano-lay; manava firakotra
iraikia amby ny folo.
8 Hakihio telo-polo ny halavany ny fira-
kotr' iray; ary hakihio efatra ny sakany
ny firakotr' iray: hirai-ohatra ny firako-
tra iraikia amby ny folo.
9 Ary vitrao ny firakotra dimy hitokana,
sy ny firakotra enina hitokana, ary atavy
roa sosona ny firakotra fahenina amy ny
lafibeny ny trano-lay.
10 Ary manava tadivoavarana dimam-
polo ho amy ny sisiny ny firakotr' iray, eo
amy ny farany ny vitrana, ary tadivoava-
rana dimam-polo ho amy ny sisiny ny fira-
kotra izay eo amy ny vitrana faharoa.
11 Ary manava farango varahina dimam-
-polo, ary asivy ny farango eo amy ny ta-

divoavarana, ary akambano ny rakotra, mba hatao iray hiany izy.

12 Ary ny sisa izay mitoetra, eo amy ny firakotra rehetra mandrakotra, ny sasaky ny firakotra izay mitoetra, hahantona eo ivohony ny trano-lay:

13 Ary hakihio iray amy ny ilany ety, ary hakihio iray amy ny ilany ery, izay mitoetra eo amy ny halavany ny firakotra rehetra mandrakotra, dia hahantona amy ny ilany ny trano-lay eo amy ny ilany ety, sy eo amy ny ilany ery, handrakofany iny.

14 Ary manava sarona ho amy ny rakotra, amy ny hoditr' ondri-lahy voa nato, ary sarona ho ambony amy ny hodi-dambo.

15 Ary manava hazo fisaka sasany amy ny hazo sita, hitsangana ho any ny trano-lay.

16 Hakihio folo ny halavany ny hazo fisak' iray, ary hakihio iray sy sasaka ny sakany ny hazo fisak' iray:

17 Hisy lahin-kazo roa amy ny hazo fisak' iray, halahatra mifanandrify: izany no hanavanao ny fisaka rehetra amy ny trano-lay.

18 Ary manava ny hazo fisaka ho any ny trano-lay, hazo fisaka roa-polo amy ny lafy atsimo mianatsimo.

19 Ary manava vavim-bolafotsy efa-polo ho ambany ny hazo fisaka roa-polo; vavy roa ho ambany ny hazo fisak' iray, ho any ny lahiny roa; ary vavy roa ho ambany ny hazo fisak' iray koa, ho any ny lahiny roa;

20 Ary hazo fisaka roa-polo ho any ny lafy faharoa amy ny trano-lay amy ny lafy avaratra;

21 Ary ny vavim-bolafotsiny efa-polo: vavy roa ho ambany ny hazo fisak' iray, ary vavy roa ho ambany ny hazo fisak' iray koa.

22 Ary manava hazo fisaka enina ho amy ny lafiny ny trano-lay miankandrefana.

23 Ary manava hazo fisaka roa ho any ny zorony ny trano-lay amy ny lafy roa.

24 Ary hakambana any ambany izy roa; ary hakambana any ambony ny lohany ho amy ny fera iray; toy izany ho azy roa, ho any ny zoro roa ireny.

25 Ary hisy hazo fisaka valo, ary ho vavy enina amby ny folo ny vavim-bolafotsiny; vavy roa ho ambany ny hazo fisak' iray, ary vavy roa ho ambany ny hazo fisak' iray koa.

26 Ary manava latsy sasany amy ny hazo sita; dimy ho amy ny hazo fisaka amy ny lafy iray amy ny trano-lay;

27 Ary latsy dimy ho amy ny hazo fisaka amy ny lafy faharoa amy ny trano-lay, ary latsy dimy ho amy ny hazo fisaka amy ny lafiny ny trano-lay, ho amy ny lafy roa miankandrefana.

28 Ary ny latsy afovoany eo amy ny afovoany ny hazo fisaka hahatratry ny farany roa.

29 Ary manava ankosotra volamena ny hazo fisaka, ka atavy volamena ny ferany hitoerany ny latsy; ary atavy ankosotra volamena ny latsy.

30 Ary manangàna ny trano-lay araky ny fanaony lehy naseho taminao tany an--tendrombohitra.

31 Ary manava fisalobonana amy ny manga, sy mangamena, sy jaky, ary hariry madinikia voa tenona: keriobima asa kanto hanavany iny.

32 Ary hantony iny amy ny andry hazo sita efatra natao ankosotra volamena: ho volamena ny farangony eo ambony ny vavim-bolafotsy efatra.

33 Ary atavy ny fisalobonana ho ambany ny farango, hitondranao ny fiarany ny Filazana ho any ivohony ny fisalobonana, ary hampisarahany ny fisalobonana ho anareo ny fitoera-masina sy ny fitoera-masin'indrindra.

34 Ary atavy ny fanaterana fanavotana ho ambony ny fiarany ny Filazana, eo amy ny fitoera-masin' indrindra.

35 Ary atavy ny latabatra ho eo ivelany ny fisalobonana, ary ny fitoeran-jiro ho eo tandrifiny ny latabatra amy ny lafiny ny trano-lay mianatsimo; ary atavy ny latabatra ho amy ny lafy avaratra.

36 Ary manava zava-mihiantona, ho amy ny varavarany ny lay, amy ny manga, sy mangamena, sy jaky, ary hariry madinikia voa tenona, asam-panjaitra;

37 Ary manava andry dimy amy ny hazo sita, ho amy ny zava-mihiantona, ary atavy ankosotra volamena ireny, *ary* ho volamena ny farangony; ary arendrikia hanavanao vavim-barahina dimy ho any ireny.

## TOKO XXVII.

Ary manava fivoadiana amy ny hazo sita; hakihio dimy ny halavany, ary hakihio dimy ny sakany: ho efa-joro ny fivoadiana; ary hakihio telo ny hahavony.

2 Ary manava ny tandrony ho amy ny zorony efatra; hirai-tarikia ny tandrony: ary atavy ankosotra varahina iny.

3 Ary manava ny fanantazany hananty ny
lavenony, ary ny sotrony, sy ny loviany, ary
ny fitrebiny, sy ny fitondran-afony; varahina
hanavanao ny fanaka rehetra momba iny.
4 Ary atavy salazam-barahina asa harato
homba iny; ary atavy ho ambony ny asa
harato fera varahina efatra eo amy ny zo-
rony efatra:
5 Ary asivy iny eo ambany ny fihiodi-
nany ny fivoadiana ho ambany, mba ho eo
afovoany ny fivoadiana ny asa harato.
6 Ary manava tehina ho amy ny fivoa-
diana, tehina hazo sita, ary atavy ankosotra
varahina ireny.
7 Ary hasiana eo amy ny fera ny tehiny,
ary ho amy ny lafy roa amy ny fivoadiana
ny tehina, hitondrany iny.
8 Atavy hoboka amy ny hazo fisaka iny:
araky izay naseho taminao tany an-ten-
drombohitra no hanavany iny.
9 Ary manava ny toko-taniny ny trano-
-lay: ho amy ny lafy atsimo mianatsimo hisy
fisalobonana hariry madinikia voa tenona
ho amy ny toko-tany, hakihio zato ny
halavany amy ny ilany iray:
10 Ary ho roa-polo ny andriny, ary ho
roa-polo ny vavim-barahiny; ho volafotsy
ny farango amy ny andry, sy ny lohany.
11 Ary tahaky izany, ho amy ny lafy
avaratra amy ny halavany hisy zava-mihian-
tona, zato *hakihio* ny halavany, ary roa-
-polo ny andriny, ary roa-polo ny vavim-
-barahiny; ho volafotsy ny farango amy
ny andry, ary ny lohany.
12 Ary hisy zava-mihiantona ho dimam-
-polo hakihio amy ny sakany ny toko-tany
amy ny ilany andrefana; ho folo ny an-
driny, ary ho folo ny vaviny.
13 Ary ho dimam-polo hakihio ny sa-
kany ny toko-tany amy ny ilany atsinanana
miantsinanana.
14 Ary ho dimy amby ny folo hakihio
ny zava-mihiantona amy ny ilany iray: ho
telo ny andriny, ary ho telo ny vaviny.
15 Ary ho dimy amby ny folo *hakihio* ny
zava-mihiantona amy ny ilany hafakoa;
ho telo ny andriny, ary ho telo ny vaviny.
16 Ary hisy zava-mihiantona, hakihio
roa-polo, amy ny manga, sy mangamena,
sy jaky, ary hariry madinikia voa tenona,
asam-panjaitra, ho amy ny vavahadiny ny
toko-tany: ho efatra ny andriny, ary ho
efatra ny vaviny.
17 Hanan-tsisiny volafotsy ny andry rehe-
tra manodidiny ny toko-tany: ho volafotsy
ny farangony, ary ho varahina ny vaviny.
18 Ho zato hakihio ny halavany ny toko-
-tany, ary ho dimam-polo ny sakany mano-
didina, ary ho dimy hakihio amy ny hariry
madinikia voa tenona ny hahavony, ary ho
varahina ny vaviny.
19 Ho varahina ny fanaka rehetra amy
ny trano-lay eo amy ny fanompoany rehe-
tra, ary ny hombony rehetra, ary ny hombo
rehetra amy ny toko-tany.
20 Ary mandidia ny zanaky Isiraely
hitondra solikia tsara amy ny oliva voa vely
aminao ho amy ny fahazavana, mba hampi-
rehetany ny fanilo mandrakariva.
21 Eo anatiny ny trano-lainy ny fiango-
nana, any ivelany ny fisalobonana izay eo
anoloany ny Filazana, handaharany Arona
sy ny zanany iny eo anatrehany Iehôvah,
hatramy ny hariva ka hatramy ny maraina;
ho lalàna mandrakizay izany hahatratry ny
taranany, ho amy ny zanaky Isiraely.

## TOKO XXVIII.

Ary mampanatòna ho anao any Arona,
rahalahinao, sy ny zanany hiaraka aminy,
avy amy ny zanaky Isiraely, mba hanao
azy ho mpisorona ho Ahy, dia i Arona, i
Nadaba sy Abihio, i Eleazara sy Itamara,
zanaky Arona.
2 Ary manava fitafia-masina sasany ho
any Arona, rahalahinao, ho voninahitra sy
fahatsara-tarehy.
3 Ary mitenena aminy izay hendri-fo,
izay no fenoiko fanahy fahendrena, mba
hanao ny fitafiany Arona hanokana azy ho
mpisorona ho Ahy.
4 Ary ireo no fitafiana izay hataony:
saron-tratra, sy efoda, sy lamba, ary akan-
jo-anaty emboroadara, hamama, ary fisiki-
nana; ary hataony fitafia-masina ho any
Arona, rahalahinao, sy ny zanany, mba
hanao azy ho mpisorona ho Ahy.
5 Ary aoka haka volamena, sy manga, sy
mangamena, sy jaky, ary hariry madinikia,
izareo.
6 Ary hataony ny efoda amy ny volamena,
manga sy mangamena, amy ny jaky sy
hariry madinikia voa tenona, asa kanto.
7 Hisy eo soroka roa izay hakambana
amy ny sisiny roa; dia hakambana
izany.
8 Ary ny fisikinana amy ny efoda izay eo

amboniny hirai-tarikia, araky ny asany: dia amy ny volamena, amy ny manga, sy ny mangamena, sy ny jaky, ary ny hariry madinikia voa tenona.
9 Ary alao vato onikisa roa, ary sorito eo ny anarany ny zanaky Isiraely;
10 Ny anarany enina amy ny vato iray, ary ny anarany enina sisa amy ny vato hafa, araky ny fizokiany.
11 Ny asany ny mpanori-bato, *tahaky* ny fanoritany ny kase, hanoritanao ny vato roa, hasiany ny anarany ny zanaky Isiraely: ho lalorinao amy ny fanofohana volamena ireny.
12 Ary asivy ny vato roa amy ny soroky ny efoda, ho vato fahatsiarovana amy ny zanaky Isiraely: ary Arona hitondra ireo anarany eo anatrehany Iehôvah amy ny sorony roa, ho fahatsiarovana.
13 Ary atavy fanofohana volamena sasany;
14 Ary tongalikia roa amy ny volamena tsara; amy ny asa mifanohy tahaky ny tady hanavanao ireny, ary ampikiambano ny tongalikia mifanohy amy ny fanofohana.
15 Ary atavy ny saron-tratry ny fitsarana amy ny asa kanto; araky ny fiasany ny efoda hanavanao iny; amy ny volamena, amy ny manga, sy ny mangamena, sy ny jaky, ary ny hariry madinikia voa tenona, hanavanao iny:
16 Ho efa-joro, roa sosona, iny; iray zehy ny halavany, ary iray zehy ny sakany.
17 Ary alaharo iny amy ny fandaharam--bato, ho efatra ny làlany ny vato: ho làlana voalohany ny làlana amy ny saridio, topazio, ary karibonikila;
18 Ary ny làlana faharoa, emeralida, safeiro, ary diamonda;
19 Ary ny làlana fahatelo, ligiora, agata, ary ametisito;
20 Ary ny làlana fahefatra, vato-Tarisisa, sy onikisa, ary iasipy: ho lalorina volamena eo amy ny fanofohany ireny.
21 Ary hanaraky ny anarany ny zanaky Isiraely ny vato, roa amby ny folo, araky ny anarany, *tahaky* ny fanoritany ny kase; samy hanany ny anarany avy izy rehetra, araky ny firenena roa amby ny folo.
22 Ary atavy ho amy ny saron-tratra tongalikia sasany amy ny volamena tsara, asa mifanohy, tahaky ny tady.
23 Ary atavy ho amy ny saron-tratra fera roa volamena, ka asivy ny fera roa eo amy ny loha roa amy ny saron-tratra.
24 Ary asivy ny asa mifanohy roa volamena amy ny fera roa eo amy ny loha roa amy ny saron-tratra.
25 Ary akambano amy ny fanofohana roa ny loha roa amy ny asa mifanohy roa, ary asivy ambony ny soroky ny efoda eo anoloany.
26 Ary manava fera volamena roa, ka asivy ireny amy ny loha roa amy ny saron--tratra eo amy ny sisiny, izay eo amy ny ilany ny efoda, eo anatiny.
27 Ary manava fera volamena roa *koa*, ka asivy ireny eo amy ny soroka roa amy ny efoda ho ambany, hanatriky ny eo alohany eo tandrifiny ny fikiambanany eo ambony ny fisikinana amy ny efoda.
28 Ary kofehy manga hamehezany ny ferany ny saron-tratra amy ny ferany ny efoda, mba ho eo ambony ny fisikinana amy ny efoda iny, ary mba tsy ho afaka ny saron-tratra amy ny efoda.
29 Ary Arona hitondra ny anarany ny zanaky Isiraely eo amy ny saron-tratry ny fitsarana ambony ny fony, fahatsiarovana mandrakariva, eo anatrehany Iehôvah, raha miditra amy ny fitoera-masina izy.
30 Ary asivy ny Iorima, sy ny Tiomima, eo anatiny ny saron-tratry ny fitsarana; ary ho ambony ny fony Arona ireny, raha miditra eo anatrehany Iehôvah izy: ary ho entiny Arona ny fitsarany ny zanaky Isiraely ambony ny fony mandrakariva eo anatrehany Iehôvah.
31 Ary atavy manga avokoa ny lamba ho ambany ny efoda.
32 Ary ny fidiran-dohany ho eo afovoany; hisy sisiny voa tenona manodidiny ny loaka eo; tahaky ny loaka amy ny fiarovan-tratra, mba tsy ho triarina.
33 Ary atavy ho amy ny sisiny sarim-boasari-be-voa sasany amy ny manga, sy amy ny mangamena, sy amy ny jaky, hanodidiny ny sisiny; ary famohamandry volamena sasany eo anelanelany manodidina;
34 Famohamandry volamena sy sarim--boasari-be-voa, famohamandry sy sarim--boasari-be-voa, eo amy ny sisiny ny lamba manodidina.
35 Ary ho aminy Arona iny hanompoany: ary ho re ny fanenony, raha miditra amy ny fitoera-masina eo anatrehany Iehôvah izy, ary raha mivoaka izy, mba tsy ho maty izy.

36 Ary manava takelaka amy ny volamena tsara, ary manorita aminy hoe, araky ny fanoritany ny kase, **Fahamasinana ho any Iehôvah.**

37 Ary atavy izany amy ny kofehy manga, mba ho amy ny hamama: ho eo anoloany ny hamama iny.

38 Ary ho amy ny handriny Arona iny, mba ho entiny Arona ny heloky ny zava-masina izay hahamasininy ny zanaky Isiraely, eo amy ny zavatr'omeny masina rehetra; ary ho amy ny handriny mandrakariva iny, mba hankasitrahana eo anatrehany Iehôvah izareo.

39 Ary atavy asa kanto ny akanjo-be amy ny hariry madinikia, ary atavy hamama amy ny hariry madinikia, ary atavy fisikinana asam-panjaitra.

40 Ary manava akanjo-be ho any ny zanaky Arôna, ary manava fisikinana ho any ireny, ary manava satroka ho any ireny, ho voninahitra sy fahatsara-tarehy.

41 Ary asivy aminy Arona rahalahinao, sy ny zanany koa, ireny: dia manosora azy, ary manokàna azy, ary mahamasìna azy, mba ho mpisorona ho Ahy izareo.

42 Ary manava ho azy akanjo-tongotra amy ny hariry, hanarony ny fitanjakany: hahatratry ny vaniany sy ny feny ireny.

43 Ary ho aminy Arona, sy ho amy ny zanany, ireny, raha miditra amy ny trano-lainy ny fiangonana izareo, sa raha manakeky ny fivoadiana hanompo eo amy ny fitoera-masina izareo; mba tsy ho meloka ka maty izareo; ho lalàna mandrakizay aminy, sy amy ny zanany mandimby azy, izany.

## TOKO XXIX.

Ary izany zavatr' izany hataonao aminy, hanokanana azy ho mpisorona ho Ahy; alao omby tovon-dahy iray, sy ondri-lahy roa, tsi-misy tsiny;

2 Ary mofo tsi-masirasira, ary ampempa tsi-masirasira voa haroharon-tsolikia, ary ampempa manify tsi-masirasira voa hoso-tsolikia; amy ny koba soa hanavanao ireny.

3 Ary atavy eo anatiny ny haron' iray ireny, ary ento eo anatiny ny harona ireny, ambany ny omby sy ny ondri-lahy roa.

4 Ary ento i Arona sy ny zanany ho amy ny varavarany ny trano-lainy ny fiangonana, ka sasao amy ny rano izareo.

5 Ary alao ny fitafiana, ka asivy aminy Arona ny akanjo-be, sy ny lambany ny efoda, ary ny efoda, sy ny saron-tratra, ary asikino amy ny fisikinana amy ny efoda izy:

6 Ary asivy ny hamama amy ny lohany, ka asivy ny satro-masina amy ny hamama.

7 Dia halainao ny solikia fanosorana, ka aidino amy ny lohany, ka manosora azy.

8 Ary ento ny zanany, ka tafio ny akanjo-be izareo.

9 Ary asikino amy ny fisikinana izareo, dia i Arona sy ny zanany, ary asivy ny satroka izareo; ary ho azy ny fisoronana, ho lalàna mandrakariva: ary manokàna any Arona sy ny zanany.

10 Ary ampitondray ny omby eo alohany ny trano-lainy ny fiangonana; ary Arona sy ny zanany hametraky ny tànany ambony ny lohany ny omby:

11 Ary vonoy ny omby eo anatrehany Iehôvah, eo am-baravarany ny trano-lainy ny fiangonana:

12 Ary analao amy ny rany ny omby, ka asivy amy ny tandroky ny fivoadiana amy ny rantsan-tànanao, ary ampilatsahao ny ra rehetra eo am-bodiny ny fivoadiana:

13 Ary alao ny tavy rehetra izay manarony ny taovany, sy ny elabakaka ambony ny aty, ary ny voa roa, sy ny tavy izay eo amboniny, ka odory ambony ny fivoadiana:

14 Fa odory eo ivelany ny toby ny nofony ny omby, sy ny hodiny, ary ny tainy; ho fanatitra noho ny ota iny.

15 Ary alao ny ondri-lahy iray: ary Arona sy ny zanany hametraky ny tànany ambony ny lohany ny ondri-lahy:

16 Ary vonoy ny ondri-lahy, ka alao ny rany, ary fafazo amy ny fivoadiana manodidina:

17 Ary didididio ny ondri-lahy, ary sasao ny taovany, sy ny tongony, ka atavy *ireny* amy ny azy voa didididy, ary amy ny lohany:

18 Ary odory ny vatan' ondri-lahy rehetra eo ambony ny fivoadiana; ho fanatitra hodorana ho any Iehôvah iny; ho zava-mani-pofona, fanatitra atao amy ny afo ho any Iehôvah, iny.

19 Ary alao ny ondri-lahy iray koa; ary Arona sy ny zanany hametraky ny tànany ambony ny lohany ny ondri-lahy:

20 Ary vonoy ny ondri-lahy, ka analao amy ny rany, ka asivy amy ny ravin-tsofin'

ankavanany Arona, ary amy ny ravin-tsofin' ankavanany ny zanany, ary amy ny ankiben-tànan' ankavanany, ary amy ny ankiben-tongotr' ankavanany; ary fafazo ny ra amy ny fivoadiana manodidina.
21 Ary analao amy ny ra izay eo ambony ny fivoadiana, sy amy ny solikia fanosorana, ka fafazo aminy Arona sy amy ny fitafiany, ary amy ny zanany sy amy ny fitafiany ny zanany koa; dia ho masina izy, sy ny fitafiany, ary ny zanany, sy ny fitafiany ny zanany koa.
22 Ary alao amy ny ondri-lahy, ny tavy sy ny hofaka, ary ny tavy izay manarony ny taovany, sy ny elabakaka ambony ny aty, sy ny voa roa, ary ny tavy izay eo amboniny, ary ny sorok' ankavanana; fa ondri-lahiny ny fanokanana iny:
23 Ary ampempa iray amy ny mofo, ary ampempa iray amy ny mofo asian-tsolikia, ary ampempa iray manify amy ny harony ny mofo tsi-masirasira, izay eo anatrehany Iehôvah:
24 Ary atavy izy rehetra any an-tànany Arona, sy any an-tànany ny zanany: ka atavy ho fanatitr' ahevaheva eo anatrehany Iehôvah ireny.
25 Ary raiso amy ny tànany ireny, ka odory eo ambony ny fivoadiana, ambony ny fanatitra hodorana, ho zava-mani-pofona eo anatrehany Iehôvah; fanatitra atao amy ny afo ho any Iehôvah iny.
26 Ary alao ny tratry ny ondri-lahiny ny fanokanana any Arona, ka atavy iny ho fanatitr' ahevaheva eo anatrehany Iehôvah; ary ho anjaranao iny.
27 Ary hasino ny tratry ny fanatitr' ahevaheva, ary ny soroky ny fanatitr' asandratra, izay ahevaheva, ary izay asandratra, amy ny ondri-lahiny ny fanokanana, dia izay ho any Arona, sy izay ho any ny zanany:
28 Ary ho lalàna mandrakizay ho any Arona sy ny zanany amy ny zanaky Isiraely izany: fa fanatitr' asandratra iny: ary ho fanatitr' asandratra hateriny ny zanaky Isiraely amy ny fanatiny fisaorana, ho fanatitr' asandratra ho any Iehôvah.
29 Ary ny fitafia-masina any Arona ho any ny zanany mandimby azy, hanosorana azy, sy hanokanana azy.
30 Hitafy ireny hafitoan'andro izay eo amy ny zanany efa mpisorona handimby azy, raha mankany amy ny trano-lainy ny fiangonana, hanompo eo amy ny fitoera-masina, izy.
31 Ary alao ny ondri-lahiny ny fanokanana, ka handroy ny nofony eo amy ny fitoera-masina anankiray.
32 Ary Arona sy ny zanany hihinany ny nofony ny ondri-lahy, ary ny mofo izay eo anatiny ny harona, eo am-baravarany ny trano-lainy ny fiangonana.
33 Ary izareo hihinany ireny zavatr' ireny, izay nanavany ny fanavotana hanokana *sy* hanamasina azy, fa tsy hihinana ny vahiny, satria masina ireny.
34 Ary raha tàhiny hisy ambiny mitoetra amy ny nofony ny fanokanana, sa amy ny mofo, ho tratry ny maraina, dia hodoranao amy ny afo ny ambiny; tsy ho hanina iny, fa masina iny.
35 Ary izany hataonao aminy Arona, sy amy ny zanany, araky izay rehetra nandidiako anao; hafitoan'andro hanokananao azy.
36 Ary atero omby isan'andro ho fanatitra noho ny ota, ho fanavotana; ary diovy ny fivoadiana, raha manao fanavotany iny hianao; ary hosory iny, hahamasinany iny.
37 Hafitoan'andro hanavotanao ny fivoadiana, sy hahamasinanao iny; ary ho masin' indrindra ny fivoadiana; ho masina izay rehetra manohiny ny fivoadiana.
38 Ary izany no haterinao amy ny fivoadiana: zanak'ondry roa irai-taona mandrakariva isan'andro.
39 Ny zanak'ondry iray haterinao nony maraina, ary ny zanak'ondry iray koa haterinao nony hariva.
40 Ary homba ny zanak'ondry iray ny fahafolony ny efaha amy ny koba voa haroharo amy ny solikia voa dio fahefatry ny hina; ary ny fahefatry ny hina amy ny divay ho fanatitr' aidina.
41 Ary ny zanak'ondry iray koa haterinao nony hariva; haterinao iny araky ny fanatitra ho hanina nony maraina, ary araky ny fanatitr' aidina eo, ho zava-mani-pofona, fanatitra atao amy ny afo ho any Iehôvah.
42 Ho fanatitra hodorana mandrakariva iny hahatratry ny taranakareo, eo am-baravarany ny trano-lainy ny fiangonana eo anatrehany Iehôvah; any hihaonako aminareo hiteny aminao any.
43 Ary any hihaonako amy ny zanaky Isiraely, ary ho hasininy ny voninahitro iny.

44 Ary hasiniko ny trano-lainy ny fiangonana sy ny fivoadiana; ary hasiniko i Arona sy ny zanany mba ho mpisorona ho Ahy.
45 Ary hitoetra amy ny zanaky Isiraely Aho, ka ho Andriamaniny.
46 Ary hahalala izareo f' Izaho no Iehôvah Andriamaniny, Izay nampivoaka azy tamy ny tany Ejipity, mba hitoetra eo aminy Aho; Izaho no Iehôvah Andriamaniny.

## TOKO XXX.

Ary manava fivoadiana handoroany ny zava-manetona: amy ny hazo sita hanavanao iny.
2 Hakihio iray ny halavany, ary hakihio iray ny sakany; (ho efa-joro iny:) ary hakihio roa ny hahavony: hirai-tarikia ny tandrony.
3 Ary atavy ankosotra volamena tsara iny, ny lohany, sy ny lafiny manodidina, ary ny tandrony; ary atavy satro-bolamena hanodidiny iny.
4 Ary atavy fera volamena roa iny, ho ambany ny satrony; atavy ho amy ny zorony roa amy ny lafiny roa; ary ho fitoerany ny tehina ireny, hitondrany iny.
5 Ary atavy ny tehina amy ny hazo sita, ary atavy ankosotra volamena ireny.
6 Ary asivy iny eo anoloany ny fisalobonana izay eo anilany ny fiarany ny Filazana, eo tandrifiny ny fanaterana fanavotana, izay eo ambony ny Filazana, izay hihaonako aminao.
7 Ary Arona handoro eo zava-mani--manetona isa-maraina: raha mamboatry ny fanilo izy, dia handoro iny izy.
8 Ary raha mampirehitry ny fanilo nony hariva i Arona, dia handoro iny izy; zava-manetona mandrakariva eo anatrehany Iehôvah hatramy ny taranakareo fara--mandimby.
9 Aza manatitra zava-manetona tsi-izy, na fanatitra hodorana, na fanatitra ho hanina, eo hianareo; ary aza manidina fanatitr' aidina eo hianareo.
10 Ary aoky Arona hanao fanavotana amy ny tandrony indrai-maka amy ny herin-taona; amy ny rany ny fanatitra noho ny ota ho fanavotana, indrai-maka amy ny herin-taona, hanavany fanavotana eo hatramy ny taranakareo fara-mandimby: ho masin' indrindra ho any Iehôvah iny.
11 —Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka nanao hoe,
12 Raha maka ny isany ny zanaky Isiraely araky ny fanisana azy hianao, dia hanome fanavotany ny ainy ho any Iehôvah ny isan' olona, raha isaina izareo; mba tsy hisy aretin-dratsy eo aminy, raha isaina izareo.
13 Izany homeny izay rehetra mandeha eo aminy izay voa isa, sasaky ny sekely araky ny sekeliny ny fitoera-masina; (gera roa-polo ny sekely;) sasaky ny sekely ho fanatitra ho any Iehôvah.
14 Izay rehetra mandeha eo aminy izay voa isa, hatramy ny roa-polo taona no miakatra, hanome ny fanatitra ho any Iehôvah.
15 Tsy hampitombo ny manan-karena, ary tsy hanakely ny malahelo, noho ny sasaky ny sekely, raha manome ny fanatitra ho any Iehôvah izy, hanavotry ny ainareo.
16 Ary haka ny vola fanavotana amy ny zanaky Isiraely hianao, ka hanendry iny ho fanompoany ny trano-lainy ny fiangonana; mba ho fahatsiarovana ho any ny zanaky Isiraely eo anatrehany Iehôvah iny, ho fanavotany ny ainareo.
17 —Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka nanao hoe,
18 Ary atavy tavy varahina, ary ny tongony koa varahina, hanasana; ary asivy iny eo anelanelany ny trano-lainy ny fiangonana, sy ny fivoadiana, ary asivy rano eo anatiny.
19 Ary ho sasany Arona, sy ny zanany, ny tànany sy ny tongony eo.
20 Raha miditra amy ny trano-lainy ny fiangonana izareo, dia hanasa amy ny rano izareo, mba tsy ho maty; ary raha manakeky ny fivoadiana hanompo izareo, mba handoro ny fanatitra amy ny afo ho any Iehôvah.
21 Dia hanasa ny tànany sy ny tongony izareo, mba tsy ho maty; ary ho lalàna mandrakizay izany aminy ireny, dia aminy sy ny zanany, hatramy ny taranany fara--mandimby.
22 —Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka nanao hoe,
23 Ary alao ho anao zava-manitra tsara, miora voa dio diman-jato *sekely*, ary kinamona manitra sasaky izany, dimam-polo amby roan-jato *sekely*, ary kalamiosa manitra dimam-polo amby roan-jato;

24 Ary kasia diman-jato, araky ny sekeliny ny fitoera-masina, ary solikia oliva hina iray;
25 Ary atavy ho anao iny ho solikia fanosora-masina, ho fanosorana harobaroana araky ny fanaony ny mpihiaroharo zava-manitra; ho solikia fanosora-masina iny.
26 Ary iny hanosoranao ny trano-lainy ny fiangonana, sy ny fiarany ny Filazana,
27 Ary ny latabatra sy ny fanaka rehetra momba iny, ary ny fitoeran-jiro sy ny fanaka momba iny, ary ny fivoadiany ny zava-manetona,
28 Ary ny fivoadiany ny fanatitra hodorana, sy ny fanaka rehetra momba iny, ary ny tavy sy ny tongony.
29 Ary hasino ireny, mba ho masin' indrindra ireny: ho masina izay rehetra manohiny ireny.
30 Ary hosory Arona sy ny zanany, ka hasino ireny, mba ho mpisorona ho Ahy.
31 Ary lazao amy ny zanaky Isiraely, ka atavy hoe, Itoy ho solikia fanosora-masina ho Ahy, hatramy ny taranakareo fara-mandimby.
32 Aoky tsy haidina amy ny nofon'olona iny, ary aza manao tahaky iny, araky ny fangaroharoany iny; masina iny, ho masina ho anareo iny.
33 Na zovy na zovy mangaroharo tahaky iny, sa na zovy na zovy manisy iny amy ny vahiny, dia ho fongorana eo amy ny olony izy.
34 Dia hoy Iehôvah taminy Mose, Alao ho anao zava-manitra, sitakita, sy onika, ary galibanioma; ireo zava-manitra sy dity manitra tsara; samy hitovy lanja ireo:
35 Ary atavy iny ho zava-manetona ho fangaroharoana araky ny fanaony ny mpihiaroharo zava-manitra nasiana fanasina, madio *sy* masina.
36 Ary torotoroy ny sasany ho madinikia indrindra, ary asivy eo anoloany ny Filazana eo amy ny trano-lainy ny fiangonana, izay hihaonako aminao; ho masin' indrindra ho anareo iny.
37 Ary ny amy ny zava-manetona izay hataonao, aza manao ho anareo tahaky ny fangaroharoany iny; ho masina aminao ho any Iehôvah iny.
38 Na zovy na zovy manao tahaky iny, ho fanorohany iny, dia ho fongorana eo amy ny olony izy.

## TOKO XXXI.

DIA niteny taminy Mose Iehôvah, ka nanao hoe,
2 Indro, efa nantsoiko tamy ny anarana, i Bezalela, zanaky Iory, zanaky Hiora, avy tamy ny fireneny Ioda;
3 Ary efa fenoiko tamy ny fanahin' Andriamanitra, tamy ny fahendrena, sy tamy ny fahalalana, sy tamy ny fahafantarana, ary tamy ny fahaizan-java-drehetra, izy;
4 Hamoron-tsaina hanao asa kanto, hiasa volamena, sy volafotsy, ary varahina,
5 Ary fanori-bato halalotra, sy fandidian-kazo, hiasa amy ny fahaizan-java-drehetra.
6 Ary Izaho, indro, efa nomeko hanampy azy, i Aholiaba, zanaky Ahisamaka, avy tamy ny fireneny Dana: ary nasiako fahendrena ho eo am-pony izay rehetra hendri-fo, mba hanavany izay rehetra efa nandidiako anao;
7 Ny trano-lainy ny fiangonana, sy ny fiarany ny Filazana, ary ny fanaterana fanavotana izay eo amboniny, ary ny fanaka rehetra amy ny trano-lay,
8 Ary ny latabatra sy ny fanaka momba iny, ary ny fitoeran-jiro madio sy ny fanaka rehetra momba iny, ary ny fivoadiany ny zava-manetona,
9 Ary ny fivoadiany ny fanatitra hodorana, sy ny fanaka rehetra momba iny, ary ny tavy sy ny tongony,
10 Ary ny lambany ny fanompoana, sy ny fitafia-masina ho any Arona, mpisorona, sy ny fitafiany ny zanany hisoronana;
11 Ary ny solikia fanosorana, sy ny zava-mani-manetona, ho any ny fitoera-masina: araky izay rehetra nandidiako anao hanavany.
12 —Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka nanao hoe,
13 Ary lazao amy ny zanaky Isiraely, hoe, Tandremo tokoa ireo sabatako hianareo; fa famantarana eo anelanelantsikia hatramy ny taranakareo fara-mandimby iny; mba ho fantatrareo f' Izaho no Iehôvah Izay mahamasina anareo.
14 Koa tandremo ny sabata hianareo; fa masina ho anareo iny; ho maty dia maty izay rehetra mandoto iny; f' izay rehetra manao zavatra aminy iny, ho fongorana izany olon' izany eo amy ny olony.

15 Heneman' andro no hanavan-draharaha; fa amy ny andro fahafito ny sabata fitsaharana, masina ho any Iehôvah; ho maty dia maty izay rehetra manao izay raharaha amy ny andro sabata.

16 Ary ny zanaky Isiraely hitandriny ny sabata, hahasabata, amy ny taranany fara-mandimby, ho fanekena mandrakizay.

17 Ho famantarana anelanelako sy ny zanaky Isiraely ho mandrakizay iny; fa tamy ny heneman' andro nanavany Iehôvah ny lanitra, sy ny tany; ary tamy ny andro fahafito nijanonany sy nitsaharany.

18 —Dia nanome any Mose ny vato fisaka roa amy ny Filazana Izy, rehefa vita ny teniny taminy, tany an-tendrombohitra Sinay, dia ny vato fisaka voa soratry ny rantsan-tànan'Andriamanitra.

## TOKO XXXII.

Ary rehefa hitany ny olona fa ela no tsy nidinany Mose tany an-tendrombohitra, dia niangona ho aminy Arona ny olona, ka nanao taminy hoe, Mitsangàna, manava andriamanitra izay hialoha antsikia; f' iry Mose, ilehy lehilahy izay namoaka antsikia tamy ny tany Ejipity, tsy fantatray izay nanjo azy.

2 Ary hoy Arona taminy, Esory ny havim-bolamena izay eo amy ny sofiny ny vadinareo, ny zanakareo-lahy, ary ny zanakareo-vavy, ary ento aty amiko.

3 Dia nanesotry ny havim-bolamena izay teo amy ny sofiny, ny olon-drehetra, ka nentiny ho aminy Arona.

4 Ary nandray *ireny* tamy ny tànany izy, ka namboatry iny tamy ny fandraka, ka nataony iny ho zanak'omby arendrikia; ary nanao hoe izareo, Ireo no andriamanitrao, ry Isiraely, izay nampivoaka anao tamy ny tany Ejipity.

5 Ary raha nahita i Arona, dia nanao fivoadiana teo anoloany izy; dia niantso i Arona, ka nanao hoe, Rahamaraina ho fanasana ho any Iehôvah.

6 Ary nifoha maraina koa izareo, dia nanatitra fanatitra hodorana, ka nitondra fanatitra fisaorana; ary nipetraka ny olona hihinana sy hisotro, ary nitsangana hilalao.

7 Ary hoy Iehôvah taminy Mose, Mandehana, midìna hianao; f' efa naloto ny olona izay navoakao tamy ny tany Ejipity.

8 Nalaky nania izareo tamy ny làlana izay nandidiako azy; efa nanao zanak' omby arendikia ho azy izareo, ka nivavaka taminy, sy nanala-voady ho aminy, ary hoy izareo, Ireo no andriamanitrao, ry Isiraely, izay nampivoaka anao tamy ny tany Ejipity.

9 Ary hoy Iehôvah taminy Mose, Efa hitako ireo olon' ireo, ary indro, olona mafy hatoka izareo:

10 Ary ankehitriny, avelao Aho, mba hirehetany ny fahatezerako aminy, ary handringianako azy: ary hataoko ho firenen-dehibe hianao.

11 Dia nifona taminy Iehôvah Andriamaniny Mose, ka nanao hoe, Iehôvah ô, nahoana no mirehitra ny fahatezeranao amy ny olonao, izay nampivoahany ny herinao lehibe, sy ny tànanao mahery, tany amy ny tany Ejipity?

12 Nahoana no hilaza ny olon' Ejipity, ka hanao hoe, Loza nampivoahany ireny, hamonoany ireny any an-tendrombohitra sy handringiany ireny any ambony ny tany? Mialà amy ny fahatezeranao mirehitra, ka manenena io ratsy io hanjo ny olonao.

13 Tsarovy Abirahama, Isaka, ary Isiraely, mpanomponao, izay niananananao tena, sy nilazanao hoe, Izaho hampitombo ny zanakareo tahaky ny kintana amy ny lanitra, ary izany tany rehetr' izany no lazaiko homeko ny zanakareo, ary handova iny mandrakizay izareo.

14 Ary Iehôvah naneniny ny ratsy izay no kasainy hatao amy ny olony.

15 Ary Mose nihiodina, ka nidina tany an-tendrombohitra, ary ny vato fisaka roa amy ny Filazana teo an-tànany: ny vato fisaka no soratana teo an-daniny roa: teo an-daniny roa no nanoratany ireny.

16 Ary asan' Andriamanitra ny vato fisaka, ary soratr' Andriamanitra ny soratra, voa soritra tamy ny vato fisaka.

17 Ary rehefa reny Iosioa ny fitabatabany ny olona, raha niantsoantso izareo, dia hoy izy taminy Mose, Misy fitabataban'ady atsy an-toby.

18 Ary hoy izy kosa, Tsy feo fiantsoana rehefa nandresy, na feo fitomaniana fa resy; fa feony ny mihira no reko.

19 Ary raha nanakeky ny toby izy, dia nahita ny zanak'omby, sy ny dihy, izy; ary nirehitra ny fahatezerany Mose, dia nariany ny vato fisaka ho afaka amy ny

tànany, ka no vakiny teo ambany ny ten-
drombohitra ireny.
20 Ary naka ny zanak'omby izay efa na-
taony ny olona izy, ka nodorany tamy ny
afo, ka no torotoroiny ho vovoka, ka nafa-
finy tambony ny rano, ka nampisotroiny ny
zanaky Isiraely.
21 Ary hoy Mose taminy Arona, Inona
no nataony ireo olon' ireo taminao, no ni-
tondranao heloka be taminy?
22 Ary hoy Arona kosa, Aoky tsy hire-
hitra ny fahatezerany ny tompoko: fanta-
trao ny olona, fa tahanao ratsy izareo:
23 Ary hoy izareo tamiko, Manava an-
driamanitra ho antsikia, izay hialoha an-
tsikia; f' iry Mose, ilehy lehilahy izay
namoaka antsikia tamy ny tany Ejipity, tsy
fantatray izay nanjo azy.
24 Ary hoy izaho taminy, Na zovy na
zovy no manam-bolamena, aoka hanesotry
*iny* izareo: ka dia nomeny ahy; dia na-
riako tamy ny afo iny, ka tonga io zanak'
omby io.
25 Ary rehefa hitany Mose fa nalefa ha-
nao tsi-mety ny olona; (satria efa nandefa
azy Arona ho henatra eo amy ny fahava-
lony;)
26 Dia nijanona teo amy ny vavahadiny
ny toby Mose, ka nanao hoe, Ho aty
amiko, izay rehetra momba any Iehôvah!
Ary ny zanaky Levy rehetra niangona ho
aminy.
27 Ary hoy izy taminy, Izany no lazainy
Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely, Samia
manao ny sabatrany eo amy ny feny avy,
mandrosoa ka miverena, hatramy ny vava-
hady ka hatramy ny vavahady amy ny
toby, ary mamonoa ny rahalahiny avy, sy
ny sakaizany avy, ary ny namany avy, hia-
nareo.
28 Dia nanao araky ny teniny Mose ny
zanaky Levy; ary lavo taminy izany an-
dro izany ny olona tokony ho telo arivo
lahy.
29 Ary hoy Mose, Manokàna-tena andro
any ho any Iehôvah hianareo, dia ny isan'
olona ny amy ny zanany sy ny rahalahiny
avy; mba homeny anareo fitahiana andro
any.
30 Ary nony maraina dia hoy Mose tamy
ny olona, Efa nanao fahotan-dehibe hiana-
reo; ary ankehitriny, hiakatra aminy Iehô-
vah aho; angamba hanao fanavotany ny
fahotanareo aho.
31 Dia niverina ho aminy Iehôvah i
Mose, ka nanao hoe, Indrisy, efa nanao fa-
hotan-dehibe ireo olon' ireo, k' efa nanao
ho azy andriamani-bolamena.
32 Ary ankehitriny, raha tahamela ny fa-
hotany Hianao—; ary raha tsy izany, mi-
fona aminao aho, vonoy aho eo amy ny ta-
ratasinao izay no soratanao.
33 Dia hoy Iehôvah taminy Mose, Na
iza na iza no nanota tamiko, izy no ho
vonoiko eo amy ny taratasiko.
34 Mandehana ankehitriny, ento ny olona
aminy izay no lazaiko taminao; indro,
ny Anjeliko hialoha anao; kanefa aminy
izay andro hamangiako, hamangiako azy
noho ny fahotany.
35 Dia nampahory ny olona Iehôvah,
satria nanao ny zanak'omby izareo, dia
izay nataony Arona.

## TOKO XXXIII.

Ary hoy Iehôvah taminy Mose, Mande-
hana, miakara hiala aty, hianao, sy ny
olona izay navoakao tamy ny tany
Ejipity, ho amy ny tany izay nianianako
taminy Abirahama, taminy Isaka, ary ta-
miny Iakoba, hoe, Homeko ny zanakao
iny.
2 (Ary hampandeha anjely hialoha anao
Aho; ary handroahako ny Kanana, ny
Amora, sy ny Heta, sy ny Pereza, ny
Heva, ary ny Iebiosa,)
3 Ho amy ny tany tondraka ronono, sy
tantely; fa tsy hiakatra eo afovoanao Aho,
fa olona mafy hatoka hianao; fandroa han-
dringiana anao any an-dàlana Aho.
4 Ary rehefa reny ny olona izany teny
mahory izany, dia nitomany izareo; ary
tsy nisy olona niravaka.
5 Ary hoy Iehôvah taminy Mose, Lazao
amy ny zanaky Isiraely hoe, Olona mafy
hatoka hianareo; raha tàhiny hiakatra ke-
likely eo afovoanao Aho, dia handringiana
anao Aho; ary ankehitriny, esory ny fira-
vahanao ho afaka aminao, mba ho fantatro
izay hataoko aminao.
6 Ary ny zanaky Isiraely nanala ny fira-
vahany, raha avy tany an-tendrombohitra
Horeba izareo.
7 Ary Mose naka ny trano-lay, ary na-
noriny iny teo ivelany ny toby, lavitra tamy
ny toby, ka nataony ny anarany hoe, Ny
trano-lainy ny fiangonana. Ary izay re-

hetra nitady any Iehôvah, dia nivoaka ho
amy ny trano-lainy ny fiangonana, izay teo
ivelany ny toby.
8 Ary raha nivoaka ho amy ny trano-lay
i Mose, dia nitsangana ny olon-drehetra, ary
samy nijanona teo am-baravarany ny lainy,
ary nijery any Mose, mandra-pahatongany
eo amy ny trano-lay, izy.
9 Ary raha niditra i Mose teo an-trano-
-lay, dia nilatsaka ny rahona toy ny andry,
ka nijanona teo am-baravarany ny trano-
-lay, ary niresaka taminy Mose Izy.
10 Ary hitany ny olon-drehetra ny rahona
toy ny andry, nijanona teo am-baravarany
ny trano-lay; dia nitsangana ny olon-dre-
hetra, ka nivavaka teo am-baravarany ny
lainy avy.
11 Dia niteny nifanatrikia taminy Mose
Iehôvah, tahaky ny olona miteny amy ny
sakaizany. Ary niverina tany amy ny
toby izy; fa tsy niala tamy ny trano-lay
Iosioa zanaky Niona, zatovo mpanompony.
12 Ary hoy Mose taminy Iehôvah, Jereo,
hoy Hianao tamiko, Ento miakatra ireo
olon' ireo; ary tsy nambaranao tamiko izay
hampandehaninao hiaraka amiko: kanefa
hoy Hianao, Mahafantatra anao amy ny
anarana Aho, ary efa nahita soa teo imasoko
koa hianao.
13 Ary ankehitriny, mifona aminao aho,
raha nahita soa teo imasonao aho, ambarao
ankehitriny ny làlanao, bahafantarako Anao,
mba hahita soa eo imasonao aho; ary he-
vero fa olonao izany firenen' izany.
14 Ary hoy Izy, Ny tavako handeha, ary
hanome fitsaharana anao Aho.
15 Ary hoy izy taminy kosa, Raha tsy
handeha ny tavanao, aza mampiakatra anay
hiala aty:
16 Fa aminy inona no hahafantarana eto,
fa nahita soa teo imasonao aho, sy ny olo-
nao? tsy amy ny ombanao anay va, ka hia-
vaka izahay, izaho sy ny olonao, amy ny
firenen-drehetra eo ambony ny tany?
17 Ary hoy Iehôvah taminy Mose, Ha-
nao io zavatr' io koa izay no lazainao Aho;
fa nahita soa teo imasoko hianao, ary maha-
fantatra anao amy ny anarana Aho.
18 Ary hoy izy, Mifona aminao aho, ase-
hoy ahy ny voninahitrao.
19 Ary hoy Izy kosa, Hampandeha ny
fahatsarako rehetra eo anatrehanao Aho,
ary hitory ny anarany Iehôvah eo anatre-
hanao Aho; ary hiantra izay hiantrako
Aho, ary hamindra-fo aminy izay hamin-
drako-fo Aho.
20 Ary hoy Izy, Tsy mahajery ny tavako
hianao; fa tsy misy olona mijery Ahy, ka
velona.
21 Dia hoy Iehôvah, Indro, misy fitoerana
eo anilako! ary hijanona eo ambony vato-
lampy hianao:
22 Ary raha mandalo ny voninahitro, dia
hataoko eo an-tsefaky ny vatolampy hia-
nao, ka hanarona anao ny tànako, raha man-
dalo Aho:
23 Ary hanesotry ny tànako Aho, ary
hahita ny vohoko hianao; fa ny tavako
tsy ho hita.

## TOKO XXXIV.

Ary hoy Iehôvah taminy Mose, Manam-
boara ho anao vato fisaka roa tahaky ny
voalohany; ary ho soratako aminy ireo
vato fisak' ireo ny teny izay teo amy ny
vato fisaka voalohany, izay no vakinao:
2 Ary atavy vita mandra-pahamaraina,
ary miakara rahamaraina any an-tendrom-
bohitra Sinay, ka manatòna Ahy any an-
-tampony ny tendrombohitra:
3 Ary aoky tsy hisy olona hiakatra homba
anao, ary aoky tsy hisy olona ho hita any
an-tendrombohitra rehetra, ary aoky tsy
hisy ondry, na omby, hihinana eo tandri-
finy izany tendrombohitr' izany.
4 Ary nanamboatra vato fisaka roa ta-
haky ny voalohany izy; dia nifoha maraina
koa i Mose, ka niakatra tany an-tendrom-
bohitra Sinay, araky izay nandidiany Iehô-
vah azy, ka nitondra ny vato fisaka roa
teny an-tànany izy.
5 Dia nidina tany anatiny ny rahona Ie-
hôvah, ka nijanona tanilany teo, ka nitory
ny anarany Iehôvah.
6 Dia nandalo Iehôvah teo anatrehany,
ka nitory hoe, Iehôvah, Iehôvah, Andria-
manitra mamindra-fo sy miantra, mahari-
-po, ka be fahatsarana, sy fahamarinana;
7 Mitahiry famindram-po ho any ny
olona tsy omby arivo, mamela heloka sy
fahadisoana, ary fahotana, ka tsy mahafa-
-tsiny avokoa, mamangy ny helo-dray amy
ny zanaka, sy ny zafy, hatramy ny tara-
naka fahatelo sy fahefatra.
8 Dia nahafaingiana i Mose, ka niondrikia
tamy ny tany, ka nivavaka.
9 Ary hoy izy, Raha mahita soa eo ima-

sonao aho, Tompo ô, mifona aminao aho, aoky hiaraka aminay ny Tompoko; na dia olona mafy hatoka izareo, mamelà ny helokay sy fahotanay, ary aoka ho lovanao izahay.
10 Ary hoy Izy, Indro, manao fanekena Aho; hataoko eo anatrehany ny olonao rehetra zava-mahagaga, izay tsy mbola natao tahaky ireny teo amy ny tany rehetra, na teo amy ny firenena na iray akory; ary ny olon-drehetra, eo aminy izay itoeranao, hahita ny asany Iehôvah: fa mahatahotra izay zavatra hataoko aminao.
11 Tandremo izay andidiako anao andro any; indro, ho roahiko eo anoloanao ny Amora, sy ny Kanana, sy ny Heta, sy ny Pereza, sy ny Heva, ary ny Iebiosa.
12 Tandremo hianao; fandroa hataonao fanekena amy ny mponina eo amy ny tany izay halehanao, fandroa ho fandrikia eo afovoanao izany.
13 Fa ravao ny fivoadiany, ary vakio ny endri-javatrany, ary jinjao ny andriamani-baviny.
14 Fa tsy hivavaka amy ny andriamani-kafa hianao; fa Andriamanitra saro-piaro Iehôvah, ny anarany hoe, Saro-piaro;
15 Fandroa hanao fanekena amy ny mponina eo amy ny tany hianao, ka handeha hijangajanga hanaraky ny andriamaniny izareo, ka hanala-voady ho any ny andriamaniny; ary hisy hiantso anao, ka hihinana amy ny fanalamboadiny hianao;
16 Ary halainao amy ny zanani-vavy ho any ny zanakao-lahy, ary handeha hijangajanga hanaraky ny andriamaniny ny zanani-vavy, ka hampandeha ny zanakao-lahy handeha hijangajanga hanaraky ny andriamaniny.
17 Aza manao andriamanitra arendrikia ho anao.
18 Tandremo ny fanasany ny mofo tsi-masirasira hianao. Hafitoan' andro hihinananao ny mofo tsi-masirasira, araky izay nandidiako anao, eo amy ny fotoan' androny ny volana Abiby: fa tamy ny volana Abiby nivoahanao tany Ejipity.
19 Ho Ahy izay manokatry ny kibo; ary ny voalohan-teraka eo amy ny bibinao, na omby, na ondry, izay lahy.
20 Fa ny voalohan-terak' ampondra ho soloanao zanak'ondry: ary raha tsy ho soloanao *iny*, dia ho didianao ny tendany. Ny zanakao-lahi-matoa rehetra ho soloanao. Ary, aoky tsy hisy hiseho foana eo anatrehako.
21 Heneman' andro hiasanao, fa amy ny andro fahafito hitsaharanao; eo amy ny famafazana, sy ny fararano, hitsaharanao.
22 Ary tandremo ny fanasana manaraky ireo herinandro *fito*, amy ny voaloham-boka-bary amy ny fararano; ary ny fanasany ny fanangonam-*bary* amy ny fara-taona.
23 Intelo amy ny herin-taona hisehoany ny zanakareo-lahy rehetra eo anatrehany Iehôvah Tompo, Andriamanitry ny Isiraely.
24 F' Izaho handroaky ny firenen-tsamihafa eo anoloanao, ary hamitatry ny taninao; ary tsy hisy olona haniry ny taninao, raha hiakatra hiseho eo anatrehany Iehôvah Andriamanitrao hianao, intelo amy ny herin-taona.
25 Aza manatitry ny rany ny fanatitra ho Ahy amy ny zava-masirasira: ary aza avela hahatratra maraina ny fanalamboadiny ny fanasam-pasaka.
26 Ento ny tsara amy ny voaloham-bokatry ny taninao ho any an-tranony Iehôvah Andriamanitrao. Aza mahandro zanak'osy amy ny rononon-dreniny.
27 Ary hoy Iehôvah taminy Mose, Soraty ho anao izany teny izany; fa araky izany teny izany anavako fanekena aminao sy amy ny Isiraely.
28 Dia teo aminy Iehôvah efa-polo andro, sy efa-polo alina, izy; tsy nihinana hanina na nisotro rano izy. Ary Izy nano ratry ny teniny ny fanekena tamy ny vato fisaka, dia ny didy folo.
29 Ary rehefa nidina tany an-tendrombohitra Sinay i Mose, nony nitondra ny vato roa amy ny Filazana ny tànany Mose, rehefa nidina tany an-tendrombohitra izy, dia tsy fantatry Mose fa namirapiratra ny hoditry ny tavany, raha niresaka taminy izy.
30 Ary raha hitany Arona sy ny zanaky Isiraely rehetra i Mose, indro, namirapiratra ny hoditry ny tavany: dia natahotra hanatona azy izareo.
31 Dia nantsoiny Mose izareo; ary Arona, ary ny mpanapaka rehetra amy ny fiangonana, niverina ho any aminy; ary Mose niresaka taminy.
32 Ary rehefa afak' izany, dia nanakeky ny zanaky Isiraely rehetra; dia nandidy

azy izay rehetra no lazainy Iehôvah taminy tany an-tendrombohitra Sinay izy.
33 Ary rehefa vita niteny taminy, dia nasiany Mose fisalobonana tamy ny tavany.
34 Fa raha niditra i Mose teo anatrehany Iehôvah, hiteny aminy, dia nanesotry ny fisalobonana izy, mandra-pivoahany. Dia nivoaka izy, ka niteny tamy ny zanaky Isiraely izay nandidiana azy.
35 Ary no hitany ny zanaky Isiraely ny tavany Mose fa namirapiratra ny hoditry ny tavany Mose; dia nasiany Mose ny fisalobonana tamy ny tavany indray, mandra-piditra hiteny aminy izy.

## TOKO XXXV.

Dia nampivory ny fiangonan-drehetra amy ny zanaky Isiraely i Mose, ka nanao taminy hoe, Ireo no teny izay nandidiany Iehôvah hatao:
2 Heneman' andro hanavan-draharaha, fa ny andro fahafito ho andro masina ho anareo, sabata fitsaharana ho any Iehôvah: na zovy na zovy hanao raharaha aminy izany, dia hatao maty:
3 Aza mampirehitra afo eo amy ny fonenanareo rehetra amy ny andro sabata.
4 Dia niteny Mose tamy ny fiangonan-drehetra amy ny zanaky Isiraely, ka nanao hoe, Itoy no teny izay nandidiany Iehôvah, hoe;
5 Alao eo aminareo fanatitra ho any Iehôvah hianareo; izay rehetra manao amy ny sitra-po, aoka hateriny iny, ho fanatitra ho any Iehôvah; volamena, sy volafotsy, ary varahina,
6 Ary ny manga, sy ny mangamena, ary jaky, sy hariry madinikia, ary volon'osy,
7 Ary hoditr'ondri-lahy voa nato, ary hodi-dambo, ary hazo sita,
8 Ary solikia ho amy ny fahazavana, ary zava-manitra ho solikia fanosorana, ary ho zava-mani-manetona,
9 Ary vato onikisa, ary vato halalotra amy ny efoda, sy amy ny saron-tratra.
10 Ary ny hendri-fo rehetra izay eo aminareo ho tonga, ka hanao izay rehetra nandidiany Iehôvah;
11 Ny trano-lay, ny tafony, ary ny firakony, ny farangony, ary ny hazo fisaka eo, ny hidiny, ny andriny, ary ny vavin-kazony;
12 Ny fiara, sy ny tehiny, *sy* ny fanaterana fanavotana, ary ny fisalobonana ho firakotra;
13 Ny latabatra, sy ny tehiny, ary ny fanaka rehetra momba iny, ary ny mofo aseho;
14 Ary ny fitoeran-jiro ho amy ny fahazavana, sy ny fanaka rehetra momba iny, ary ny fanilony, sy ny solikia ho amy ny fahazavana;
15 Ary ny fivoadiany ny zava-manetona, sy ny tehiny, sy ny solikia fanosorana, sy ny zava-mani-manetona, ary ny zava-mihiantona amy ny varavarana, ho amy ny fidirana amy ny trano-lay;
16 Ny fivoadiany ny fanatitra hodorana, ary ny salazam-barahiny, ny tehiny, sy ny fanaka rehetra momba iny; ny tavy, sy ny tongony;
17 Ny firakotry ny toko-tany, ny andriny, sy ny vavin-kazony, ary ny zava-mihiantona amy ny varavarany ny toko-tany;
18 Ny hombony ny trano-lay, sy ny hombony ny toko-tany, ary ny kofehiny;
19 Ny lambany ny fanompoana hanompoana eo amy ny fitoera-masina, ny fitafiamasina any Arona mpisorona, ary ny fitafiany ny zanany, hisoronana.
20 Dia niala teo anatrehany Mose ny fiangonan-drehetra amy ny zanaky Isiraely.
21 Dia nandeha izareo, dia izay rehetra no tairiny ny fony, ary izay rehetra nazoto tamy ny fanahiny: nitondra ny fanatitra ho any Iehôvah, hanavany ny trano-lainy ny fiangonana, sy ny fanompoany rehetra, ary ny fitafia-masina, izareo.
22 Dia nandeha izareo, na lehilahy na vehivavy, dia izay rehetra nanao tamy ny sitra-po, ka nitondra haba, sy havina, sy fera, ary fehi-vozona, fanaka volamena izy rehetra; ary ny olon-drehetra izay nanatitra fanati-bolamena ho any Iehôvah.
23 Dia nitondra ny olon-drehetra, izay nahitany ny manga, sy ny mangamena, sy jaky, sy hariry madinikia, sy volon'osy, sy hoditr'ondri-lahy voa nato, ary hodi-dambo.
24 Izay rehetra nanatitra fanatitra volafotsy sy varahina, nitondra ny fanatitra ho any Iehôvah; ary nitondra izay rehetra nahitana hazo sita hanavany izay fanompoana.
25 Ary ny vehivavy rehetra izay hendri-fo, namoly tamy ny tànany, ary nitondra izay no foleziny, dia ny manga, sy ny mangamena, jaky, ary hariry madinikia.

26 Ary ny vehivavy rehetra izay no tairiny ny fony tamy ny fahendrena namoly ny volon'osy.
27 Ary ny loholona nitondra vato onikisa, ary vato halalotra amy ny efoda, sy amy ny saron-tratra;
28 Ary ny zava-manitra, sy ny solikia, ho amy ny fahazavana, sy ho amy ny solikia fanosorana, ary ho amy ny zava-mani-manetona.
29 Ny zanaky Isiraely nitondra fanatitra sitra-po ho any Iehôvah, ny lehilahy sy ny vehivavy rehetra izay nampahazotoiny ny fony hitondra izay hanavany izay rehetra nampandidiany Iehôvah any Mose hatao.
30 Ary hoy Mose tamy ny zanaky Isiraely, Indro, efa nantsoiny Iehôvah tamy ny anarana, i Bezalela, zanaky Iory, zanaky Hiora, avy tamy ny fireneny Ioda:
31 Ary efa fenoiny tamy ny fanahin' Andriamanitra, tamy ny fahendrena, tamy ny fahalalana, sy tamy ny fahafantarana, ary tamy ny fahaizan-java-drehetra, izy;
32 Ary hamoron-tsaina hanao asa kanto, hiasa volamena, sy volafotsy, ary varahina,
33 Ary fanori-bato halalotra, sy fandidian-kazo, hanao izay asa kanto rehetra.
34 Ary efa nasiany tam-pony hampianatra, izy, sy Aholiaba, zanaky Ahisamaka, avy tamy ny fireneny Dana.
35 Efa fenoiny tamy ny fahendrem-po izy roa, hanao asa rehetra ataony ny mpanoritra, sy ny mpandidi-hazo, ary ny asany ny emborodoara amy ny manga sy amy ny mangamena, amy ny jaky sy amy ny hariry madinikia, ary amy ny asany ny mpanenona, dia izay manao ny asa rehetra, sy izay mamoron-tsaina hanao ny asa kanto.

## TOKO XXXVI.

DIA niasa i Bezalela sy Aholiaba, ary ny olon-kendri-fo rehetra, izay nomeny Iehôvah fahendrena, sy fahalalana, hahafantarana hanao ny asa rehetra ho amy ny fanompoany ny fitoera-masina, araky izay rehetra nandidiany Iehôvah.
2 Ary Mose niantso any Bezalela sy Aholiaba, ary ny olon-kendri-fo rehetra, izay nasiany Iehôvah tam-pony fahendrena, dia izay rehetra no tairiny ny fony hankeo amy ny asa hanavany iny:
3 Ary nandray taminy Mose ny fanatitra rehetra izay efa nentiny ny zanaky Isiraely izareo, ho amy ny asany ny fanompoany ny fitoera-masina hanavany iny. Ary ny olona mbola nitondra ho azy fanatitra sitra-po isa-maraina.
4 Ary ny olon-kendry rehetra izay nanao ny asa rehetra amy ny fitoera-masina, samy niala tamy ny asany izay nataony izy rehetra;
5 Ka niteny taminy Mose izareo, ka nanao hoe, Ny olona nitondra mihoatra lavitra noho izay hahavita ny fanompoany ny asa izay nandidiany Iehôvah hatao.
6 Dia nandidy Mose, ka nampikiabary tamy ny toby rehetra, ka nanao hoe, Aza manao asa akory intsony ho amy ny fanatitry ny fitoera-masina, na lahy na vavy. Dia nitsahatra hanatitra ny olona.
7 Fa ny zavatra nananany, dia ampy hanavany ny asa rehetra, ka be loatra.
8 Ary ny hendri-fo rehetra teo aminy izay nanao raharaha, nanao ho trano-lay firakotra folo tamy ny hariry madinikia voa tenona, sy tamy ny manga, sy tamy ny mangamena, ary tamy ny jaky; keriobima asa kanto nanavany ireny.
9 Hakihio valo amby roa-polo ny halavany ny firakotr' iray, ary hakihio efatra ny sakany ny firakotr' iray: nirai-ohatra ny firakotra rehetra.
10 Ary nampikiambana firakotra dimy izy, ary nampikiambana firakotra dimy koa izy.
11 Dia nataony tadivoavarana manga ho amy ny sisiny ny firakotr' iray, ho amy ny farany ny nikiambanana: toy izany nataony tamy ny sisiny ny firakotr' iray koa, ho amy ny nikiambanana faharoa.
12 Tadivoavarana dimam-polo nasiany tamy ny firakotr' iray, ary tadivoavarana dimam-polo nasiany tamy ny sisiny ny firakotra, izay teo amy ny nikiambanana faharoa: ny tadivoavarana nifanandrify.
13 Dia nanao farango volamena dimam-polo izy, ka nampikiambany ny firakotra tamy ny farango; ary efa trano-lay iray iny.
14 Ary nanao firakotra sasany tamy ny volon'osy hanarony ny trano-lay izy; firakotra iraikia amby ny folo nanavany ireny.
15 Hakihio telo-polo ny halavany ny firakotr' iray, ary hakihio efatra ny sakany

ny firakotr' iray; nirai-ohatra ny firakotra iraikia amby ny folo.
16 Ary nampikiambany ny firakotra dimy ho iray izy, ary ny firakotra enina ho iray koa.
17 Nataony tadivoavarana dimam-polo ho amy ny sisiny ny firakotra izay farany teo amy ny nikiambanana, ary tadivoavarana dimam-polo nataony ho amy ny sisiny ny firakotra ho amy ny nikiambanana faharoa.
18 Dia nataony farango varahina dimam--polo, hampikiambanany ny sarona, mba hiray iny.
19 Dia nataony firakotry ny lay tamy ny hoditr'ondri-lahy voa nato, ary firakotra ho ambony, tamy ny hodi-dambo.
20 Dia nataony ny hazo fisaka ho any ny trano-lay tamy ny hazo sita, mitsangana.
21 Hakihio folo ny halavany ny hazo fisaka, ary hakihio iray sy sasaka ny sakany ny hazo fisak' iray.
22 Roa ny lahin-kazo tamy ny hazo fisak' iray, voa lahatra hifanandrify; izany nanavany ny hazo fisaka rehetra ho amy ny trano-lay.
23 Dia nanao ny hazo fisaka ho amy ny trano-lay izy: hazo fisaka roa-polo ho amy ny lafy atsimo mianatsimo.
24 Efa-polo ny vavim-bolafotsy nataony ho ambany ny hazo fisaka roa-polo: vavy roa ho ambany ny hazo fisak' iray, ho any ny lahiny roa; ary vavy roa ho ambany ny hazo fisak' iray, ho any ny lahiny roa.
25 Ary ho any ny lafiny ny trano-lay teo amy ny zoro mianavaratra nataony hazo fisaka roa-polo.
26 Ary efa-polo ny vavim-bolafotsiny: vavy roa ho ambany ny hazo fisak' iray, ary vavy roa ho ambany ny hazo fisak' iray koa:
27 Dia nataony hazo fisaka enina ho amy ny lafiny ny trano-lay miankandrefana.
28 Ary hazo fisaka roa nataony ho amy ny zorony ny trano-lay ho amy ny lafy roa.
29 Dia nampikiambanana tambany ireny, ka nampikiambanana ho amy ny lohany tamy ny fera iray: izany nanavany izy roa tamy ny zoro roa.
30 Ary nisy hazo fisaka valo; ary ny vavim-bolafotsiny, enina amby ny folo vavy, vavy roa tamy ny isany ny hazo fisaka.
31 Dia nanao latsy sasany tamy ny hazo sita izy: dimy ho amy ny hazo fisaka amy ny lafy iray amy ny trano-lay;
32 Ary latsy dimy ho amy ny hazo fisaka amy ny lafy iray koa amy ny trano-lay, ary latsy dimy ho amy ny hazo fisaka amy ny trano-lay ho amy ny lafy miankandrefana.
33 Dia nataony ny latsy afovoany hiboroaka amy ny hazo fisaka hatramy ny farany ety ka hatramy ny farany ery.
34 Dia nanao ankosotra volamena ny hazo fisaka izy, ka nanao ny ferany volamena, hitsofohany ny latsy, ary nanao ankosotra volamena ny latsy.
35 Dia nataony ny fisalobonana tamy ny manga, sy ny mangamena, sy jaky, ary hariry madinikia voa tenona: keriobima asa kanto nanavany iny.
36 Dia nataony andry efatra tamy ny *hazo* sita ho aminy, ka nataony ankosotra volamena ireny; volamena ny farangony; ary nandrendrikia vavim-bolafotsy efatra izy, hitoerany ireny.
37 Dia nataony zava-mihiantona ho any ny varavarany ny trano-lay tamy ny manga, sy ny mangamena, sy jaky, ary hariry madinikia voa tenona, asam-panjaitra;
38 Ary ny andriny dimy, sy ny farangony; ary nataony ankosotra volamena ny lohany sy ny sarony; fa varahina ny vavy dimy teo.

## TOKO XXXVII.

Dia nanao ny fiara tamy ny hazo sita i Bezalela; hakihio roa sy sasaka ny halavany, ary hakihio iray sy sasaka ny sakany, ary hakihio iray sy sasaka ny hahavony:
2 Dia nanao iny ankosotra volamena tsara teo anatiny sy teo ivelany izy, ka nataony satro-bolamena hanodidiny iny.
3 Dia nandrendrikia volamena hatao fera efatra, ho amy ny zorony efatra, ary fera roa amy ny lafiny iray, ary fera roa amy ny lafiny iray koa.
4 Dia nanao tehina tamy ny hazo sita izy, ka nataony ankosotra volamena ireny.
5 Ary nanofoky ny tehina tamy ny fera

ho amy ny lafiny ny fiara izy, hitondrany ny fiara.
6 Ary nanao fanaterana fanavotana tamy ny volamena tsara izy: hakihio roa sy sasaka ny halavany, ary hakihio iray sy sasaka ny sakany.
7 Ary nanao keriobima roa tamy ny volamena izy; fonja iray voa tefy nanavany izy roa, ho amy ny farany roa amy ny fanaterana fanavotana:
8 Kerioby iray ho amy ny farany ety, ary kerioby iray koa ho amy ny farany ery: ny fanaterana fanavotana nanavany ny keriobima ho amy ny farany roa.
9 Ary ny keriobima namelatry ny elatra ho any ambony, *ka* nanarony ny fanaterana fanavotana tamy ny elany, ka nifanatrikia ny tavany; dia ny fanaterana fanavotana nifanatrehany ny tavany ny keriobima.
10 Ary nanao ny latabatra tamy ny hazo sita izy; hakihio roa ny halavany, ary hakihio iray ny sakany, ary hakihio iray sy sasaka ny hahavony.
11 Ary nanao iny ankosotra volamena tsara izy, ka nanao satro-bolamena hanodidiny iny.
12 Ary nanao sisiny vodi-voam-pela-tànana hanodidiny iny izy; ary nanao satro-bolamena ho amy ny sisiny hihiodidina.
13 Ary nandrendrikia volamena hatao fera efatra ho aminy izy, ka nanisy ny fera tamy ny zoro efatra izay teo amy ny tongony efatra.
14 Teo tandrifiny ny sisiny nitoerany ny fera, ho fitoerana ho amy ny tehina, hitondrany ny latabatra.
15 Ary nanao ny tehina tamy ny hazo sita izy, ka nataony ankosotra volamena ireny, hitondrany ny latabatra.
16 Ary volamena tsara nanavany ny fanaka izay teo ambony ny latabatra, dia ny loviany, sy ny sotrony, sy ny bakoliny, ary ny kapoakany hanidinana.
17 Ary nanao ny fitoeran-jiro tamy ny volamena tsara izy; tefena nanavany ny fitoeran-jiro: iray tarikia hiany ny vatany, sy ny sampany, ny bakoliny, ny tonony, sy ny voniny:
18 Ary sampana enina nitranga tamy ny ilany: telo ny sampany ny fitoeran-jiro tamy ny ilany iray, ary telo ny sampany ny fitoeran-jiro tamy ny ilany iray koa.
19 Bakoly telo natao tahaky ny alimonda tamy ny sampan' iray, tonony sy vony; ary bakoly telo natao tahaky ny alimonda tamy ny sampan' iray koa, tonony sy vony; toy izany tamy ny isany ny sampana enina mitranga amy ny fitoeran-jiro.
20 Ary teo amy ny fitoeran-jiro bakoly efatra natao tahaky ny alimonda, ny tonony, sy ny voniny:
21 Ary tonony teo ambany ny sampana roa nirai-tarikia, ary tonony teo ambany ny sampana roa nirai-tarikia, ary tonony teo ambany ny sampana roa nirai-tarikia; araky ny sampana enina mitranga aminy.
22 Ny tonony sy ny sampany nirai-tarikia hiany: asa tefena iray hiany tamy ny volamena tsara izany rehetr' izany.
23 Dia nataony ny fanilony fito, sy ny hetin-jirony, ary ny fitoeran-tain-jirony, tamy ny volamena tsara.
24 Tamy ny hanja-bolamena tsara nanavany iny, sy ny fanaka rehetra momba iny.
25 Ary nanao ny fivoadiany ny zava-manetona tamy ny hazo sita izy; hakihio iray ny halavany, ary hakihio iray ny sakany; efa-joro iny; ary hakihio roa ny hahavony; ny tandrony nirai-tarikia hiany.
26 Ary nataony ankosotra volamena tsara iny, ny lohany sy ny ilany mihiodidina, ary ny tandrony; ary nanao satro-bolamena hanodidiny iny izy.
27 Ary nataony fera volamena roa ho aminy, ho ambany ny satrony eo anilany ny zorony roa, amy ny ilany roa, ho fitoerany ny tehina, hitondrany iny.
28 Ary nanao ny tehina tamy ny hazo sita izy, ka nanao ankosotra volamena ireny.
29 Ary nataony ny solikia masina fanosorana, ary ny zava-mani-manetona voa dio, araky ny asany ny mpihiaroharo zava-manitra.

## TOKO XXXVIII.

Ary nanao ny fivoadiany ny fanatitra hodorana tamy ny hazo sita izy; dimy hakihio ny halavany, ary dimy hakihio ny sakany: dia efa-joro iny; ary telo hakihio ny hahavony:
2 Ary nanao ny tandroka teo ho amy ny zorony efatra izy: nirai-tarikia ny tandrony koa; ary nataony ankosotra varahina iny.
3 Dia nataony ny fanaka rehetra momba ny fivoadiana, ny vilany, sy ny sotro-be,

 

sy ny bakoly, sy ny fitrebikia, ary ny
fitondran' afo; varahina nanavany ny fanaka
rehetra momba iny.
4 Ary nataony salazam-barahina asa
harato ho amy ny fivoadiana, ho ambany
ny fihiodinany, hahatratry ny afovoany.
5 Ary nandrendrikia fera efatra izy, ho
amy ny loha efatra amy ny salazam-barahina,
hitoerany ny tehina.
6 Ary nanao ny tehina tamy ny hazo sita
izy, ka nanao ankosotra varahina ireny.
7 Ary nanisy ny tehina ho amy ny fera
izy, ho amy ny ilany ny fivoadiana hitondrany
iny; nataony hoboka iny tamy ny
hazo fisaka.
8 Dia nataony ny tavy varahina, ary ny
tongony varahina, tamy ny fitaratra varahina
any ny vehivavy maro izay niangona
teo amy ny varavarany ny trano-lainy ny
fiangonana.
9 Ary nanao ny toko-tany izy: zato hakihio
ny firakotry ny toko-tany tamy ny
hariry madinikia voa tenona, ho amy ny
ilany atsimo mianatsimo.
10 Roa-polo ny andriny, ary roa-polo ny
vavy varahina; ny farangony ny andry,
ary ny fisaronany, volafotsy.
11 Ary zato hakihio ny *firakotra* ho
amy ny ilany avaratra, roa-polo ny andriny,
ary roa-polo ny vaviny, varahina; ny
farangony ny andry, ary ny fisaronany,
volafotsy.
12 Ary dimam-polo hakihio ny firakotra
ho amy ny ilany andrefana, folo ny andriny,
ary folo ny vaviny; ny farangony ny
andry, ary ny fisaronany, volafotsy.
13 Ary dimam-polo hakihio ho amy ny
ilany atsinanana miantsinanana.
14 Dimy amby ny folo hakihio ny firakotra
ho amy ny ilany iray *amy ny vavahady*;
telo ny andriny, ary telo ny vaviny.
15 Ary dimy amby ny folo hakihio ny
firakotra ho amy ny ilany hafa, amy ny
lany roa amy ny vavahadiny ny toko-tany;
telo ny andriny, ary telo ny vaviny.
16 Tamy ny hariry madinikia voa tenona
ny firakotra rehetra tamy ny toko-tany
manodidina.
17 Ary varahina ny vavy amy ny andry;
ny farangony ny andry, ary ny fisaronany,
volafotsy; ary ny lohany natao
ankosotra volafotsy; ary sarona volafotsy
ny andry rehetra amy ny toko-tany.
18 Ary ny zava-mihiantona amy ny vavahadiny
ny toko-tany asam-panjaitra
tamy ny manga, sy ny mangamena, sy
jaky, ary hariry madinikia voa tenona; ary
roa-polo hakihio ny halavany, ary dimy
hakihio ny hahavony, izay no sakany,
mifanandrify amy ny firakotry ny toko-tany.
19 Ary efatra ny andriny, ary efatra ny
vaviny, varahina: ny farangony volafotsy,
ary ny lohany natao ankosotra, ary ny fisaronany,
volafotsy.
20 Ary varahina ny hombo rehetra amy
ny trano-lay, sy amy ny toko-tany manodidina.
21 Izany no isany *ny zavatra momba* ny
trano-lay, dia ny trano-lainy ny Filazana,
tahaky ny nanisany ireny, araky ny didiny
Mose, tamy ny fanompoany ny zanaky
Levy, lazainy Itamara, zanaky Arona mpisorona.
22 Ary Bezalela, zanaky Iory, zanaky
Hiora, avy tamy ny fireneny Ioda, nanao
izay rehetra nandidiany Iehôvah any Mose.
23 Ary nanampy azy Aholiaba, zanaky
Ahisamaka, avy tamy ny fireneny Dana,
mpanoritra, sy mpanao asa kanto, sy
mpanao asam-panjaitra amy ny manga, sy
ny mangamena, sy jaky, ary hariry madinikia.
24 Hanjaka sivy amby roa-polo, ary
sekely telo-polo amby fiton-jato, araky ny
sekeliny ny fitoera-masina, ny volamena
rehetra izay natao tamy ny asa teo amy ny
asa rehetra amy ny fitoera-masina, dia ny
volamena naterina.
25 Ary hanjaka zato, sy sekely dimy
amby fito-polo amby fiton-jato amby arivo,
araky ny sekeliny ny fitoera-masina, ny
volafotsiny izay teo amy ny fiangonana
voa isa.
26 Beka araky ny isany ny olona, dia
sasaky ny sekely, araky ny sekeliny ny
fitoera-masina, araky izay rehetra nandeha
teo amy ny voa isa, hatramy ny roa-polo
taona no miakatra, dia olona dimam-polo
amby diman-jato amby telo arivo
amby enina hetsy.
27 Ary tamy ny hanja-bolafotsy zato
narendrikia nanavany ny vaviny ny fitoera-masina,
sy ny vaviny ny fisalobonana;
vavy zato tamy ny hanja-bolafotsy
zato, hanjak' iray ho amy ny vavy
iray.

28 Ary tamy ny *sekely* dimy amby fito-
-polo amby fiton-jato amby arivo nana-
vany ny farango ho amy ny andry, ka
nataony ankosotra ny lohany, ary ny fisa-
ronany.
29 Ary hanjaka fito-polo, sy sekely efa-
-jato amby roa arivo, ny varahina nate-
rina.
30 Ary izany nanavany ny vavy ho amy
ny varavarany ny trano-lainy ny fiangona-
na, sy ny fivoadiam-barahina, sy ny sala-
zam-barahina momba iny, ary ny fanaka
rehetra momba ny fivoadiana;
31 Ary ny vavy amy ny toko-tany ma-
nodidina, sy ny vavy amy ny vavahadiny
ny toko-tany, sy ny hombo rehetra amy
ny trano-lay, ary ny hombo rehetra amy ny
toko-tany manodidina.

## TOKO XXXIX.

Ary tamy ny manga, sy ny mangamena,
ary ny jaky, nanavany ny lambany ny fa-
nompoana, hanompoana eo amy ny fitoera-
-masina, ary nanavany ny fitafia-masina ho
any Arona; araky izay nandidiany Iehôvah
any Mose.
2 Ary nataony ny efoda tamy ny vola-
mena, tamy ny manga, sy ny mangame-
na, sy jaky, ary hariry madinikia voa te-
nona.
3 Ary nanefy ny volamena ho takelaka
manify izy, ka nandidididy ireny ho tari-
-bolamena, hanavany asa kanto amy ny
manga, sy ny mangamena, sy ny jaky, ary
ny hariry madinikia.
4 Nanao soroka ho any iny izareo, ham-
pikiambany iny; teo amy ny sisiny roa
nampikiambanany iny.
5 Ary ny fisikinana amy ny efodany, izay
teo amboniny, nirai-tarikia, araky ny asany;
tamy ny volamena, ny manga, sy ny man-
gamena, sy jaky, ary hariry madinikia voa
tenona; araky izay nandidiany Iehôvah any
Mose.
6 Ary niasa vato onikisa izareo voa lalotra
tamy ny fanofohana volamena, ka voa sori-
tra ny anarany ny zanaky Isiraely tahaky
ny fanoritry ny kase.
7 Ary nanisy ireny tamy ny soroky ny
efoda izy, mba ho vato fahatsiarovana amy
ny zanaky Isiraely ireny; araky izay nan-
didiany Iehôvah any Mose.
8 Ary nanao ny saron-tratra tamy ny asa
kanto izy, tahaky ny asany ny efoda;
tamy ny volamena, ny manga, sy ny manga-
mena, sy jaky, ary hariry madinikia voa
tenona.
9 Efa-joro iny; nataony roa sosona ny
saron-tratra: zehy iray ny halavany, ary
zehy iray ny sakany, raha roa sosona
iny.
10 Ary nandahatra làlam-bato efatra teo
aminy; làlana tamy ny saridio, topazio, ary
karibonikila, ny làlana voalohany;
11 Ary ny làlana faharoa, emeralida, sa-
feiro, ary diamonda;
12 Ary ny làlana fahatelo, ligiora, agata,
ary ametisito;
13 Ary ny làlana fahefatra, vato Tarisisa,
onikisa, ary iasipy; voa lalotra tamy ny
ny fanofohana volamena, tamy ny fandaha-
rany ireny.
14 Ary roa amby ny folo ny vato araky
ny anarany ny zanaky Isiraely, araky ny
anarany, *tahaky* ny fanoritry ny kase, izy
rehetra araky ny anarany avy, araky ny
firenena roa amby ny folo.
15 Ary nanisy tongalikia sasany tamy ny
saron-tratra izareo, asa mifanohy, voa tady,
volamena tsara.
16 Ary nanao fanofohana roa volamena
tsara, ary fera roa volamena, izareo: ary na-
nisy fera roa teo amy ny loha roa amy ny
saron-tratra izareo.
17 Ary nanisy ny asa mifanohy roa vola-
mena teo amy ny fera roa, tamy ny farany
ny saron-tratra, izareo.
18 Ary nanisy ny loha roa amy ny asa
mifanohy roa teo amy ny fanofohana roa
izareo, ka nasiany izy roa tamy ny soroky
ny efoda, teo anoloany.
19 Ary nanao fera roa volamena izareo,
ka nasiany tamy ny farany roa amy ny sa-
ron-tratra, ho ambony ny sisiny, izay teo
amy ny ilany ny efoda eo anatiny.
20 Ary nanao fera roa *koa* volamena
izareo, ka nanisy izy roa tamy ny ilany
roa amy ny efoda any ambany, ho eo
anoloany, ho eo tandrifiny ny fikiamba-
nana, ho ambony ny fisikinana amy ny
efoda.
21 Ary kofehy manga namehezany ny
ferany ny saron-tratra tamy ny ferany ny
efoda, mba ho ambony ny fisikinana amy
ny efoda, ary mba tsy ho afaka ny saron-
-tratra amy ny efoda; araky izay efa nan-
didiany Iehôvah any Mose.

22 Ary nanao ny lambany ny efoda, asa
voa tenona, izy, manga avokoa iny.
23 Ary nisy loaka teo afovoany ny lamba,
tahaky ny loaka amy ny fiarovan-tratra,
nisy kofehy manodidiny ny loaka eo, mba
tsy ho triarina iny.
24 Ary nanao sarim-boasari-be-voa sasa-
ny ho amy ny sisiny ny lamba izareo,
tamy ny manga, sy ny mangamena, sy
jaky, *ary hariry* voa tenona:
25 Ary nanao famohamandry sasany tamy
ny volamena tsara izareo, ka nanisy ny fa-
mohamandry teo anelanelany ny sarim-boa-
sari-be-voa, tamy ny sisiny ny lamba, hano-
didina eo anelanelany ny sarim-boasari-be-
-voa;
26 Famohamandry, sy sarim-boasari-be-
-voa, famohamandry, sy sarim-boasari-be-
voa, hanodidiny ny sisiny ny lamba, ha-
nompoana; araky izay efa nandidiany Iehôvah any Mose.
27 Ary nanao ny akanjo-be tamy ny ha-
riry madinikia voa tenona izareo, ho any
Arona, sy ho any ny zanany;
28 Ary ny hamama tamy ny hariry ma-
dinikia, sy ny satroka tsara-tarehy tamy ny
hariry madinikia, ary ny akanjo-tongotra
tamy ny hariry madinikia voa tenona;
29 Ary ny fisikinana tamy ny hariry
madinikia voa tenona, sy ny manga, sy
ny mangamena, ary jaky, asam-panjaitra;
araky izay efa nandidiany Iehôvah any
Mose.
30 Ary nanao ny takelaky ny satroka ma-
sina tamy ny volamena tsara izareo, ka
nanisy soratra taminy hoe, *tahaky* ny fa-
noritry ny kase, Fahamasinana ho any
Iehôvah.
31 Ary namehy kofehy manga taminy
izareo, hampikiambany iny amy ny hama-
ma, any ambony; araky izay efa nandi-
diany Iehôvah any Mose.
32 Ary vita ny asa rehetra ho amy ny
lainy ny trano-lainy ny fiangonana; ary
ny zanaky Isiraely nanao araky izay efa
nandidiany Iehôvah any Mose; izany no
nataony.
33 Dia nentiny ny trano-lay ho aminy
Mose, ny lay, sy ny fanaka rehetra momba
iny, ny farangony, ny hazo fisaka eo, ny
latsiny, sy ny andriny, ary ny vaviny,
34 Ary ny firakotra hoditr' ondri-lahy voa
nato, sy ny firakotra hodi-dambo, ary ny
fisalobonana fandrakofana,
35 Ny fiarany ny Filazana, sy ny tehiny,
ary ny fanaterana fanavotana,
36 Ny latabatra, ny fanaka rehetra momba
iny, ary ny mofo aseho,
37 Ny fitoeran-jiro tsara, ny fanilony, dia
ny fanilo halahatra, sy ny fanaka rehetra
momba iny, ary ny solikia ho amy ny
fahazavana,
38 Ary ny fivoadiam-bolamena, sy ny
solikia fanosorana, sy ny zava-mani-mane-
tona, ary ny zava-mihiantona ho amy ny
varavarany ny trano-lay,
39 Ny fivoadiam-barahina, ary ny sala-
zam-barahiny, ny tehiny, sy ny fanaka re-
hetra momba iny, ny tavy sy ny tongony,
40 Ny firakotry ny toko-tany, ny an-
driny, sy ny vaviny, ary ny zava-mihi-
antona amy ny vavahadiny ny toko-tany,
ny kofehiny, sy ny hombony, ary ny fana-
ka rehetra momba ny fanompoany ny lainy
ny trano-lainy ny fiangonana,
41 Ny lambany ny fanompoana hanom-
poana eo amy ny fitoera-masina, ny fita-
fia-masina ho any Arona, mpisorona, sy
ny fitafiany ny zanany, hisoronany.
42 Araky izay rehetra efa nandidiany Ie-
hôvah any Mose, toy izany nanavany ny
zanaky Isiraely ny asa rehetra.
43 Ary nizaha ny asa rehetra i Mose, ary
indro, nanao iny izareo araky izay efa nan-
didiany Iehôvah, dia izany no nataony; ary
nisaotra azy Mose.

## TOKO XL.

Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka na-
nao hoe;
2 Amy ny andro voalohany amy ny volana
voalohany hananganànao ny lainy ny trano-
-lainy ny fiangonana.
3 Dia hasianao ny fiarany ny Filazana eo
anatiny, ka handrakofanao ny fiara amy
ny fisalobonana.
4 Ary hampidiranao ny latabatra, ka han-
daharanao izay halahatra aminy; ary
hampidiranao ny fitoeran-jiro, ka hampire-
hetanao ny fanilony.
5 Ary hampitoeranao ny fivoadiam-bola-
mena ho amy ny zava-manetona, eo anolo-
any ny fiarany ny Filazana, ary hasianao
ny zava-mihiantona amy ny varavarany ny
trano-lay.
6 Ary hampitoeranao ny fivoadiany ny

fanatitra hodorana eo anoloany ny varavarany ny lainy ny trano-lainy ny fiangonana.

7 Ary hasianao ny tavy eo anelanelany ny trano-lainy ny fiangonana, sy ny fivoadiana, ka hasianao rano eo anatiny.

8 Ary hamboaranao ny toko-tany hanodidina, ka hahantonao ny zava-mihiantona amy ny vavahadiny ny toko-tany.

9 Ary halainao ny solikia fanosorana, ka ho hosoranao ny trano-lay, sy izay rehetra eo, ka hasininao iny, sy ny fanaka rehetra momba iny; ary ho masina iny.

10 Ary ho hosoranao ny fivoadiany ny fanatitra hodorana, sy ny fanaka rehetra momba iny, ka hasininao ny fivoadiana; ary ho masina dia masina ny fivoadiana.

11 Ary ho hosoranao ny tavy sy ny tongony, ka hasininao iny.

12 Ary ho entinao i Arona, sy ny zanany, ho amy ny varavarany ny trano-lainy ny fiangonana, ka ho sasanao amy ny rano izareo.

13 Ary hasianao aminy Arona ny fitafia-masina, ary ho hosoranao izy, ka hasininao izy; mba ho mpisorona ho Ahy.

14 Ary ho entinao ny zanany, ka ho tafinao akanjo-be izareo.

15 Ary ho hosoranao izareo, tahaky ny fanosoranao ny rainy, mba ho mpisorona ho Ahy izareo: ary ny fanosorana azy ho fisoronana mandrakizay ho azy tokoa, hatramy ny taranany fara-mandimby.

16 Dia nataony Mose: araky izay rehetra efa nandidiany Iehôvah azy, dia nataony izany.

17 Ary tamy ny volana voalohany, tamy ny taona faharoa, tamy ny *andro* voalohany amy ny volana, nananganany ny trano-lay.

18 Ary nanangany ny trano-lay i Mose, ary nanamafy ny vaviny, ary nanangany ny hazo fisaka teo, ary nanisy ny hidiny, ary nanangany ny andriny, izy.

19 Ary namelatry ny lainy ny trano-lay izy, ka nanisy ny firakotry ny lay ho eo amboniny; araky izay efa nandidiany Iehôvah any Mose.

20 Ary naka izy, ka nanisy ny Filazana ho any anatiny ny fiara, ka nanisy ny tehina ho amy ny fiara, ary nanisy ny fanaterana fanavotana ho eo ambony ny fiara izy.

21 Ary nampiditry ny Filazana ho amy ny trano-lay izy, ka nanisy ny fisalobonana handrakofana, ka nandrakotry ny fiarany ny Filazana; araky izay efa nandidiny Iehôvah any Mose.

22 Dia nasiany ny latabatra tamy ny trano-lainy ny fiangonana, tamy ny lafiny ny trano-lay mianavaratra, teo ivelany ny fisalobonana:

23 Ary nandahatry ny mofo teo amboniny teo anatrehany Iehôvah izy; araky izay efa nandidiany Iehôvah any Mose.

24 Dia nasiany ny fitoeran-jiro teo amy ny trano-lainy ny fiangonana, teo tandrifiny ny latabatra, tamy ny lafiny ny trano-lay mianatsimo:

25 Ary mampirehitry ny fanilo teo anatrehany Iehôvah izy, araky izay efa nandidiany Iehôvah any Mose.

26 Dia nasiany ny fivoadiam-bolamena teo amy ny trano-lainy ny fiangonana, teo anoloany ny fisalobonana;

27 Ary nandoro ny zava-mani-manetona teo izy; araky izay efa nandidiany Iehôvah any Mose.

28 Ary ny zava-mihiantona nataony ho eo amy ny varavarany ny trano-lay;

29 Ary nasiany ny fivoadiany ny fanatitra hodorana teo amy ny varavarany ny lainy ny trano-lainy ny fiangonana, ary nanatitra teo amboniny ny fanatitra hodorana sy ny fanatitra ho hanina izy; araky izay efa nandidiany Iehôvah any Mose.

30 Ary nasiany ny tavy teo anelanelany ny trano-lainy ny fiangonana sy ny fivoadiana, ka nasiany rano teo anatiny hanasana.

31 Ary Mose, ary Arona sy ny zanany, nanasa ny tànany sy ny tongony teo.

32 Raha niditra teo amy ny trano-lainy ny fiangonana izareo, ary raha nanakeky ny fivoadiana izareo; dia nisasa izareo; araky izay efa nandidiany Iehôvah any Mose.

33 Ary natsangany ny toko-tany hanodidiny ny trano-lay, sy ny fivoadiana, ary nasiany ny zava-mihiantona ho amy ny vavahadiny ny toko-tany. Dia namita ny asa rehetra i Mose.

34 Dia nisy rahona nanarony ny trano-lainy ny fiangonana, ary ny voninahitry Iehôvah nameno ny trano-lay;

35 Ary Mose tsy nahazo niditra teo amy ny trano-lainy ny fiangonana, satria nitoetra teo ny rahona, ary nameno ny trano-lay ny voninahitry Iehôvah.

36 Ary raha nampiakarina ny rahona

hiala amy ny trano-lay, dia nandroso ny
zanaky Isiraely teo amy ny fandehanany
rehetra:
37 Fa raha tsy nampiakarina ny rahona,
dia tsy nandroso izareo mandraka andro
nampiakarany iny.
38 Fa ny rahony Iehôvah teo ambony ny
trano-lay nony andro, ary ny afo teo am-
boniny nony alina, teo imasony ny mpia-
nakaviny Isiraely, tamy ny fandehanany
rehetra.

---

NY BOKY FAHATELO NO SORATANY MOSE,

ATAO HOE,

# FISORONANA.

## TOKO I.

DIA niantso any Mose Iehôvah, ka niteny
taminy, teo amy ny trano-lainy ny fiango-
nana, ka nanao hoe;
2 Mitenena amy ny zanaky Isiraely, ka
atavy aminy hoe, Raha misy eo aminareo
manatitra fanatitra ho any Iehôvah avy
amy ny biby, dia avy amy ny omby, ondry,
sa osy, no hanateranareo ny fanatitrareo.
3 Raha fanatitra hodorana avy amy ny
omby ny fanatiny, aoka hanatitra lahy tsi-
-misy tsiny izy; eo am-baravarany ny trano-
-lainy ny fiangonana no hanaterany iny, mba
hankasitrahana eo anatrehany Iehôvah izy.
4 Ary hametraky ny tànany amy ny fa-
natitra hodorana izy; ary hankasitrahana
iny, hanavana fanavotana azy.
5 Dia ho vonoina ny omby eo anatrehany
Iehôvah; ary ireo mpisorona zanaky Arôna
hitondra ny ra, ka hamafy ny ra amy ny
fivoadiana manodidina, izay eo am-bara-
varany ny trano-lainy ny fiangonana;
6 Ary hodirana ny fanatitra hodorana, ka
ho tetitetihina.
7 Ary ny zanaky Arona mpisorona ha-
nisy afo eo ambony ny fivoadiana, ka han-
dahatra hazo eo amy ny afo.
8 Ary ireo mpisorona, zanaky Arona,
handahatry ny voa tetikia, ny loha sy ny
tavy, eo ambony ny hazo izay eo amy ny
afo izay eo ambony ny fivoadiana:
9 Fa ho sasana amy ny rano ny taovany,
sy ny tongony; ary hodorany ny mpisorona
iny avokoa eo ambony ny fivoadiana, ho
fanatitra hodorana, atao amy ny afo, zava-
-mani-pofona ho any Iehôvah.
10 Ary raha avy amy ny ondry, sa avy
amy ny osy, ny fanatiny ho fanatitra hodo-
rana; aoka hanatitra lahy tsi-misy tsiny izy.
11 Dia ho vonoina iny, eo anatrehany Ie-
hôvah, eo anilan' avaratry ny fivoadiana:
ary hamafy ny rany amy ny fivoadiana
manodidina ireo mpisorona zanaky Arona.
12 Dia ho tetitetihina iny, ny lohany, sy ny
taviny: ary handahatry iny ny mpisorona
eo ambony ny hazo izay eo amy ny afo
izay eo ambony ny fivoadiana:
13 Fa ho sasana amy ny rano ny taovany,
sy ny tongony; ary ho entiny ny mpiso-
rona iny avokoa, ka hodorany eo ambony
ny fivoadiana; ho fanatitra hodorana iny,
atao amy ny afo, zava-mani-pofona ho any
Iehôvah.
14 Ary raha fanatitra hodorana avy
amy ny vorona ny fanatiny ho any Ie-
hôvah, dia avy amy ny domohina, sa avy
amy ny zana-boromailala, no hanaterany
ny fanatiny.
15 Ary hitondra iny ho amy ny fivoa-
diana ny mpisorona, ka ho hohoiny ny lo-
hany, ka hodorany eo ambony ny fivoa-
diana; ary ho fiazany ny rany eo amy ny
ilany ny fivoadiana:
16 Ary hanesotry ny takoribabony sy
ny volony izy, ka hanary iny eo anilany
ny fivoadiana eo atsinanana eo amy ny
fitoeran-davenona:
17 Ary hamaky iny, sy ny elany, izy, *fa*
tsy ho tangarany iny; ary handoro iny eo
ambony ny fivoadiana, ambony ny hazo
izay eo amy ny afo, ny mpisorona; ho fa-
natitra hodorana iny, atao amy ny afo,
zava-mani-pofona ho any Iehôvah.

## TOKO II.

ARY raha misy manatitra fanatitra ho hanina ho any Iehôvah; ho koba ny fanatiny; ary haidiny solikia aminy, ka hasiany zava-manitra eo aminy.
2 Ary hitondra iny aminy ireo mpisorona zanaky Arona izy; ary handraoka eran-tànan'ila amy ny koba eo, sy amy ny solikia eo, ambany ny zava-manitra avokoa eo, izy; ary ny mpisorona handoro fahatsiarovana avy aminy eo ambony ny fivoadiana, ho fanatitra atao amy ny afo, zava-mani-pofona ho any Iehôvah.
3 Ary ho any Arona, sy ny zanany, ny sisa amy ny fanatitra ho hanina; ho masina dia masina amy ny fanatitra atao amy ny afo ho any Iehôvah *iny*.
4 Ary raha manatitra fanatitra ho hanina voa endy teo amy ny fitanehana hianao, dia ho ampempa tsi-masirasira amy ny koba voa haro solikia, sa ampempa manify tsi-masirasira voa hoso-tsolikia, iny.
5 Ary raha fanatitra ho hanina avy amy ny vy fanendasana ny fanatitrao, dia ho koba tsi-masirasira, voa haro solikia, iny:
6 Ho tetitetihinao iny, ka haidinao solikia aminy: ho fanatitra ho hanina iny.
7 Ary raha fanatitra ho hanina avy amy ny vilany fanendasana ny fanatitrao, dia hatao amy ny koba sy solikia iny:
8 Dia ho entinao ho any Iehôvah ny fanatitra ho hanina izay atao aminy ireo zavatr' ireo; ary rehefa natolotra ho any ny mpisorona iny, dia ho entiny amy ny fivoadiana iny.
9 Ary ny mpisorona hanala amy ny fanatitra ho hanina ho fahatsiarovana avy aminy, ka hodorany eo ambony ny fivoadiana; fanatitra atao amy ny afo *iny*, zava-mani-pofona ho any Iehôvah.
10 Dia ho any Arona, sy ny zanany, ny sisa amy ny fanatitra ho hanina; ho masina dia masina amy ny fanatitra atao amy ny afo ho any Iehôvah *iny*.
11 Aza atao masirasira amy ny fanatitra ho hanina rehetra, izay haterinareo ho any Iehôvah: satria tsy hodoranareo ny zava-masirasira, na tantely akory, aminy izay fanatitra atao amy ny afo ho any Iehôvah:
12 Amy ny fanatitry ny voaloham-bokatra, dia haterinareo izy roa ho any Iehôvah; fa tsy hiakatra any ambony ny fivoadiana izy roa ho zava-mani-pofona.
13 Ary ny fanatitra rehetra amy ny fanatitrao ho hanina hataonao mangidy fanasina: ary aza atao ny fanasiny ny fanekena an' Andriamanitrao ho diso amy ny fanatitrao ho hanina; atero fanasina amy ny fanatitrao rehetra.
14 Ary raha aterinao ho any Iehôvah fanatitra ho hanina amy ny voaloham-bokatra; dia atero, ho fanatitra ho hanina amy ny voaloham-bokatrao, salohim-bary maitso, voa endy tamy ny afo, voa vely tamy ny vary be-salohina.
15 Ary hasianao solikia iny, ka hataonao zava-manitra iny; fanatitra ho hanina iny.
16 Ary ny mpisorona handoro fahatsiarovana avy aminy, sasany amy ny vary voa vely eo, ary sasany amy ny solikia eo, ary ny zava-manitra avokoa eo: fanatitra atao amy ny afo ho any Iehôvah iny.

## TOKO III.

ARY raha fanatitra fisaorana ny fanatiny, raha omby no hateriny; dia tsi-misy tsiny no hateriny iny, na lahy, na vavy, eo anatrehany Iehôvah.
2 Dia hametraky ny tànany amy ny lohany ny fanatiny izy, ka hamono iny eo amy ny varavarany ny trano-lainy ny fiangonana; ary ireo mpisorona zanaky Arona, hamafy ny ra amy ny fivoadiana manodidina.
3 Dia hanatitra, avy amy ny fanatitra fisaorana, fanatitra atao amy ny afo ho any Iehôvah, izy; ny tavy izay manarony ny taovany, sy ny tavy rehetra izay eo amy ny taovany,
4 Ary ny voa roa, sy ny tavy izay eo aminy, izay eo amy ny leminy, ary ny elabakaka ambony ny aty; hanesotry iny, ambany ny voa roa, izy.
5 Ary ny zanaky Arona handoro iny eo ambony ny fivoadiana, ambony ny fanatitra hodorana, izay eo ambony ny hazo, izay eo amy ny afo; ho fanatitra atao amy ny afo, ho zava-mani-pofona ho any Iehôvah.
6 Ary raha avy amy ny ondry ny fanatiny ho fanatitra fisaorana ho any Iehôvah; dia ny lahy, sa ny vavy, tsi-misy tsiny, hateriny.
7 Raha manatitra zanak'ondry ho fanatiny izy, dia hitondra iny eo anatrehany Iehôvah izy.
8 Dia hametraky ny tànany amy ny lo-

hany ny fanatiny izy, ka hamono iny eo
alohany ny trano-lainy ny fiangonana; ary
ny zanaky Arona hamafy ny rany amy ny
fivoadiana manodidina.
9 Ary hanatitra, avy amy ny fanatitra
fisaorana, fanatitra atao amy ny afo ho any
Iehôvah, izy; ny taviny, *sy* ny hofaka
avokoa; hesoriny amy ny mananetiny in-
drindra iny; ary ny tavy izay manarony ny
taovany, sy ny tavy rehetra izay eo amy ny
taovany,
10 Ary ny voa roa sy ny tavy izay eo
aminy, izay eo amy ny leminy, sy ny ela-
bakaka ambony ny aty; hanesotry iny,
ambany ny voa roa, izy.
11 Ary ny mpisorona handoro iny eo am-
bony ny fivoadiana: hanina amy ny fana-
titra atao amy ny afo ho any Iehôvah *iny*.
12 Ary raha osy ny fanatiny, dia hanati-
try iny eo anatrehany Iehôvah izy.
13 Dia hametraky ny tànany amy ny
lohany izy, ka hamono iny eo alohany ny
trano-lainy ny fiangonana; ary ny zanaky
Arona hamafy ny rany amy ny fivoadiana
manodidina.
14 Ary aminy hanaterany ny fanatiny
atao amy ny afo ho any Iehôvah; ny tavy
izay manarony ny taovany, sy ny tavy re-
hetra izay eo amy ny taovany,
15 Ary ny voa roa, sy ny tavy izay
eo aminy, izay eo amy ny leminy, sy ny
elabakaka ambony ny aty; hanesotry iny,
ambany ny voa roa, izy.
16 Ary ny mpisorona handoro ireny eo
ambony ny fivoadiana; hanina amy ny fa-
natitra atao amy ny afo iny, ho zava-mani-
-pofona; any Iehôvah ny tavy rehetra.
17 Ho lalàna mandrakizay ho any ny ta-
ranakareo eo amy ny fonenanareo rehetra
iny; tsy hihinana tavy, na ra, akory hia-
nareo.

## TOKO IV.

Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka na-
nao hoe;
2 Mitenena amy ny zanaky Isiraely, ka
atavy hoe, Raha misy olona manota ny di-
diny Iehôvah, amy ny tsi-fahalalana, aminy
izay tsy tokony hatao, ka manota ny anan-
kiray aminy ireny;
3 Raha manota ny mpisorona izay voa
hosotra araky ny fahotany ny olona; dia
aoky izy hitondra zanak' omby tsi-misy
tsiny noho ny fahotany izay nanotany, ho
fanatitra noho ny ota, ho any Iehôvah.
4 Ary hitondra ny omby izy, ho amy ny
varavarany ny trano-lainy ny fiangonana ho
eo anatrehany Iehôvah; ary hametraky ny
tànany amy ny lohany ny omby, ka ha-
mono ny omby eo anatrehany Iehôvah.
5 Ary ny mpisorona izay voa hosotra
haka amy ny rany ny omby, ka hitondra
iny ho amy ny trano-lainy ny fiangonana:
6 Ary ny mpisorona hanoboky ny ran-
tsan-tànany amy ny ra, ka hamafy ny ra
impito eo anatrehany Iehôvah eo alohany
ny fisalobonany ny fitoera-masina:
7 Ary ny mpisorona hanisy ny ra sasany
amy ny tandroky ny fivoadiany ny zava-
-manetona eo anatrehany Iehôvah, izay eo
amy ny trano-lainy ny fiangonana; ary
hanidiny ny ra rehetra amy ny omby eo
am-bodiny ny fivoadiany ny fanatitra ho-
dorana, izay eo am-baravarany ny trano-
-lainy ny fiangonana.
8 Ary hanala ny tavy rehetra amy ny
omby izay ho fanatitra noho ny ota izy;
ny tavy izay manarony ny taovany, sy ny
tavy rehetra izay eo amy ny taovany,
9 Ary ny voa roa, sy ny tavy izay eo
aminy, izay eo amy ny leminy, sy ny elaba-
kaka ambony ny aty; hanesotry iny am-
bany ny voa roa izy,
10 Tahaky ny nanalany iny tamy ny omby
izay ho fanatitra fisaorana naterina; ary
ny mpisorona handoro ireny eo ambony ny
fivoadiany ny fanatitra hodorana.
11 Ary ny hoditry ny omby, sy ny nofon-
-drehetra ambany ny lohany, sy ny ton-
gony, ary ny taovany, sy ny tainy,
12 Dia ho entiny ny omby avokoa ho eo
ivelany ny toby ho amy ny fitoera-madio,
izay anariany ny lavenona, ary handoro
azy ambony ny hazo amy ny afo izy; eo amy
ny fanariany ny lavenona, handoroany iny.
13 Ary raha manota ny fiangonany Isi-
raely rehetra amy ny tsi-fahalalana, ka
miafina ny zavatra tsy hitany ny masony
ny fiangonana, ary manota izay didiny Ie-
hôvah, aminy izay tokony tsy hatao; ka
meloka izareo;
14 Rehefa fantatra ny ota izay nanotany,
dia hanatitra zanak'omby noho ny ota ny
fiangonana, ka hitondra iny ho eo alohany
ny trano-lainy ny fiangonana.
15 Ary ny loholony ny fiangonana ha-
metraky ny tànany amy ny lohany ny

omby eo anatrehany Iehôvah; ary ny omby ho vonoina eo anatrehany Iehôvah.

16 Ary ny mpisorona izay voa hosotra hitondra amy ny rany ny omby ho amy ny trano-lainy ny fiangonana:

17 Ary ny mpisorona hanoboky ny rantsan-tànany amy ny ra, ka hamafy *iny* impito eo anatrehany Iehôvah, dia eo alohany ny fisalobonana.

18 Dia hasiany ny ra sasany amy ny tandroky ny fivoadiana izay eo anatrehany Iehôvah, izay eo anatiny ny trano-lainy ny fiangonana, ary haidiny ny ra rehetra eo am-bodiny ny fivoadiany ny fanatitra hodorana, izay eo am-baravarany ny trano-lainy ny fiangonana.

19 Dia hanesotry ny taviny rehetra aminy izy, ka handoro *iny* ambony ny fivoadiana.

20 Dia hanao amy ny omby izy, tahaky izay nanavany tamy ny omby izay ho fanatitra noho ny ota, toy izany hanavany aminy, ary ny mpisorona hanao fanavotany ny olona, ka havela ny helony.

21 Dia hitondra ny omby ho eo ivelany ny toby izy, ka handoro iny tahaky ny fandorony ny omby voalohany; fanatitra noho ny ota ho any ny fiangonana iny.

22 Raha manota mpanapaka, ka manao izay anotany ny didiny Iehôvah Andriamaniny, aminy izay tokony tsy hatao, ka meloka izy;

23 Sa rehefa fantany ny fahotany izay nanotany; dia hitondra, ho fanatiny, osi-lahy tsi-misy tsiny izy:

24 Dia hametraky ny tànany amy ny lohany ny osy izy, ka hamono iny eo amy ny fitoerana izay amonoany ny fanatitra hodorana eo anatrehany Iehôvah: fanatitra noho ny ota iny.

25 Ary ny mpisorona hanoboky ny rantsan-tànany amy ny rany ny fanatitra noho ny ota, ka hasiany amy ny tandroky ny fivoadiany ny fanatitra hodorana, ary haidiny ny rany eo am-bodiny ny fivoadiany ny fanatitra hodorana:

26 Dia handoro ny taviny rehetra eo ambony ny fivoadiana izy, tahaky ny taviny ny fanatitra fisaorana naterina: ary ny mpisorona hanao fanavotana azy ny amy ny fahotany, ka havela ny helony.

27 Ary raha misy amy ny vahoaka manota amy ny tsi-fahalalana, ka manao izay anotany ny diding Iehôvah, aminy izay tokony tsy hatao, ka meloka izy;

28 Sa rehefa fantany ny fahotany izay nanotany; dia hitondra ho fanatiny, osi-vavy tsi-misy tsiny, izy, noho ny fahotany izay nanotany.

29 Dia hametraky ny tànany amy ny lohany ny fanatitra noho ny ota izy, ka hamono ny fanatitra noho ny ota eo amy ny fitoerany ny fanatitra hodorana.

30 Ary ny mpisorona hanoboky ny rantsan-tànany amy ny rany, ka hasiany amy ny tandroky ny fivoadiany ny fanatitra hodorana, ary haidiny ny rany rehetra eo am-bodiny ny fivoadiana.

31 Ary hanesotry ny taviny rehetra izy, tahaky ny fanesorany ny tavy tamy ny fanatitra fisaorana naterina; ary ny mpisorona handoro *iny* eo ambony ny fivoadiana ho zava-mani-pofona ho any Iehôvah; ary ny mpisorona hanao fanavotana azy, ka havela ny helony.

32 Ary raha mitondra zanak'ondry ho fanatitra noho ny ota izy, dia vavy tsi-misy tsiny no ho entiny:

33 Dia hametraky ny tànany amy ny lohany ny fanatitra noho ny ota izy, ka hamono iny ho fanatitra noho ny ota eo amy ny fitoerana izay amonoany ny fanatitra hodorana.

34 Ary ny mpisorona hanoboky ny rantsan-tànany amy ny rany ny fanatitra noho ny ota, ka hasiany amy ny tandroky ny fivoadiany ny fanatitra hodorana, ary haidiny ny rany rehetra eo am-bodiny ny fivoadiana.

35 Ary hanesotry ny taviny rehetra izy, tahaky ny fanesorany ny taviny ny zanak'ondry tamy ny fanatitra fisaorana naterina, ary ny mpisorona handoro ireny eo ambony ny fivoadiana, araky ny fanatitra atao amy ny afo ho any Iehôvah; ary ny mpisorona hanao fanavotana azy noho ny fahotany izay nanotany, ka havela ny helony.

## TOKO V.

Ary raha misy nanota, ka nandre ny feony ny fianianana, ary vavolombelona nahita, sa nahalala, izy; raha tsy manambara izy, ka mitondra ny helony;

2 Sa raha misy manendry izay zavatra tsi-madio, sa ny fatiny ny biby tsi-madio, sa ny fatiny ny omby tsi-madio, sa ny fatin-java-mandady tsi-madio, ka miafina tsy hitany; ary maloto izy, ka meloka;

3 Sa raha manendry ny fahalotoan'
olona izy, ny fahalotoany rehetra izay an-
dotoan'olona, ka miafina tsy hitany; raha
fantany, ka meloka izy;
4 Sa raha misy mianiana, ka miteny amy
ny molotra hanao ratsy sa hanao soa, dia
izay rehetra ambarany ny olona amy ny
fianianana, ka miafina tsy hitany; raha
fantany, ka meloka amy ny anankiray aminy
ireo izy;
5 Eny, raha meloka amy ny anankiray
aminy ireo izy; dia haneky izay zavatra
nanotany izy:
6 Dia hanatitry ny fanatiny noho ny fahadi-
soana ho any Iehôvah izy, noho ny fahotany
izay nanotany, dia vavy amy ny ondry, sa
zanak'ondry, sa zanak'osy amy ny osy, ho
fanatitra noho ny ota; ary ny mpisorona
hanao fanavotana azy ny amy ny fahotany.
7 Ary raha tàhiny tsy mahatratra zanak'
ondry izy, dia hanatitra domohina roa, sa
zana-boromailala roa, ho any Iehôvah,
noho ny fahadisoany izay nanotany; ny
anankiray ho fanatitra noho ny ota, ary ny
anankiray ho fanatitra hodorana:
8 Dia hitondra azy roa amy ny mpisorona
izy, ary izy kosa hanatitra voalohany izay
ho fanatitra noho ny ota, ka hohoiny ny
lohany ho afaka amy ny tendany, fa tsy
ho tangarany iny:
9 Dia hamafy ny rany ny fanatitra noho
ny ota eo amy ny ilany ny fivoadiana izy;
ary ny ra sisa haidina eo am-bodiny ny
fivoadiana; fanatitra noho ny ota iny:
10 Dia hanatitry ny faharoa ho fanatitra
hodorana izy, araky ny lalàna; ary ny mpi-
sorona hanao fanavotana azy ny amy ny
fahotany izay nanotany, ka havela ny he-
lony.
11 Fa raha tàhiny tsy mahatratra domo-
hina roa, sa zana-boromailala roa, izy, dia
hanatitry ny fanatiny noho ny fahotany,
dia ny fahafolony ny efaha amy ny koba,
ho fanatitra noho ny ota; tsy hanisy soli-
kia aminy izy, ary tsy hanisy zava-manitra
aminy izy: fa ho fanatitra noho ny ota iny.
12 Dia hitondra iny ho amy ny mpiso-
rona izy, ary ny mpisorona handraoka eran-
-tànan'ila aminy ho fahatsiarovana avy ami-
ny, ka hodorany eo ambony ny fivoadiana,
araky ny fanatitra atao amy ny afo ho any
Iehôvah; fanatitra noho ny ota iny.
13 Ary ny mpisorona hanao fanavotana
azy noho ny fahotany izay nanotany tamy ny
anankiray aminy ireny, ka havela ny he-
lony: ary ho any ny mpisorona ny sisa,
araky ny fanatitra ho hanina.
14 Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka
nanao hoe;
15 Raha misy olona mandiso ny amy ny
zava-masina any Iehôvah amy ny tsi-faha-
lalana, dia hanatitra noho ny fahadisoany
ho any Iehôvah, ondri-lahy tsi-misy tsiny
avy amy ny ondry, izy, araky ny fanomba-
nany ny sekely volafotsy, araky ny seke-
liny ny fitoera-masina, ho fanatitra noho
ny fahadisoana:
16 Dia hanonitra izy noho ny ratsy izay
nataony teo amy ny zava-masina, ka ha-
nampy ny fahadiminy, ka homeny iny ho
any ny mpisorona: ary hanao fanavotana
azy amy ny ondri-lahy ny mpisorona, ho
fanatitra noho ny fahadisoana, ka havela
ny helony.
17 Ary raha misy olona manota, ka ma-
nao izay anotany ny didiny Iehôvah, ami-
ny izay tsy tokony hatao; ary tsy fantany,
ka meloka izy, ka mitondra ny helony;
18 Dia hitondra ondri-lahy tsi-misy tsiny
avy amy ny ondry izy, araky ny fanomba-
nany iny, ho fanatitra noho ny fahadisoana,
ho any ny mpisorona: ary ny mpisorona
hanao fanavotana azy noho ny tsi-faha-
lalana izay nandisoany, ka tsy fantany, ka
havela ny helony.
19 Fanatitra noho ny fahadisoana iny:
efa diso dia diso taminy Iehôvah izy.

## TOKO VI.

DIA niteny taminy Mose Iehôvah, ka na-
nao hoe;
2 Raha misy olona manota, ary manao
izay fahadisoana aminy Iehôvah, ka man-
daingia amy ny namany, aminy izay nam-
pitahirizana azy, sa amy ny fiombanam-
-barotra, sa amy ny fanalana an-kery, sa
amy ny famitahany ny namany;
3 Sa nahita izay very, ary mandaingia
ny aminy izany izy, ka mianian-tsi-to;
aminy ireo zava-drehetr' ireo izay ataon'
olona, manota aminy izany izy;
4 Raha nanota, ka meloka izy, dia hano-
nitry izay nalainy an-kery, sa izay namita-
hany, sa izay nampitahirizina azy, sa izay
very hitany,
5 Sa izay rehetra nianianany tsi-to; dia
hanonitry ny toraky ny azy, ka hanampy
ny fahadiminy koa, ka homeny iny ho any

ny tompony amy ny androny ny fanatiny
noho ny fahadisoana.
6 Ary hitondra ny fanatitra noho ny fa-
hadisoany ho any Iehôvah, ondri-lahy tsi-
-misy tsiny, avy amy ny ondry izy, araky
ny fanombananao, ho fanatitra noho ny fa-
hadisoana, ho any ny mpisorona.
7 Ary ny mpisorona hanao fanavotana
azy eo anatrehany Iehôvah, ka havela ny
helony amy ny zava-drehetra nataony
tamy ny fahadisoana teo.
8 Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka
nanao hoe;
9 Mandidia any Arona, sy ny zanany, ka
atavy hoe, Izany no lalàny ny fanatitra hodo-
rana; fanatitra hodorana iny, satria hodorana
eo ambony ny fivoadiana mandritry ny alina
mandra-pahamaraina, ary ny afony ny
fivoadiana hirehitra eo amboniny.
10 Ary ny mpisorona hitafy ny fitafiany
hariry, ary hitafy ny akanjo-tongotra ha-
riry amy ny nofony izy, dia handraoky ny
lavenona izay nandaniany ny afo ny fana-
titra hodorana teo ambony ny fivoadiana,
ka hanisy ireny eo anilany ny fivoadiana
izy.
11 Ary hanala ny fitafiany izy, ka hitafy
fitafiana hafa, dia hitondra ny lavenona
eo ivelany ny toby ho amy ny fitoera-
-madio.
12 Ary ny afo eo ambony ny fivoadiana
hirehitra eo; tsy ho maty iny; ary ny
mpisorona handoro hazo eo amboniny isa-
-maraina, ka handahatry ny fanatitra ho-
dorana eo amboniny; ary handoro ny ta-
viny ny fanatitra fisaorana eo amboniny
izy.
13 Ny afo hirehitra mandrakariva eo am-
bony ny fivoadiana; tsy ho maty tsy akory
iny.
14 Ary izany no lalàny ny fanatitra ho
hanina; ny zanaky Arona hanatitry iny eo
anatrehany Iehôvah, eo alohany ny fivoa-
diana.
15 Ary handraoka eran-tànan'ila aminy, dia
amy ny kobany ny fanatitra ho hanina, sy amy
ny solikia eo, ary ny zava-manitra avokoa,
izay eo ambony ny fanatitra ho hanina, izy,
ka handoro iny eo ambony ny fivoadiana ho
zava-mani-pofona, fahatsiarovana avy ami-
ny, ho any Iehôvah.
16 Ary ho haniny Arona, sy ny zanany,
ny sisany: mofo tsi-masirasira hihinanany
iny eo amy ny fitoera-masina anankiray;
eo anatiny ny toko-taniny ny trano-lainy
ny fiangonana hihinanany iny.
17 Tsy hendasana amy ny masirasira iny;
efa nomeko iny ho anjarany, avy aminy
izay aterina amy ny afo ho Ahy; masina
dia masina iny, tahaky ny fanatitra noho ny
ota, ary tahaky ny fanatitra noho ny faha-
disoana.
18 Ny lahy rehetra eo amy ny zanaky
Arona hihinany iny. Ho lalàna mandra-
kizay eo amy ny taranakareo ny aminy
izay aterina amy ny afo ho any Iehôvah
iny; ho masina izay rehetra manohiny iny.
19 Dia niteny taminy Môse Iehôvah, ka
nanao hoe;
20 Izany no fanatitry Arona, sy ny za-
nany, izay hateriny ho any Iehôvah amy
ny andro izay anosorana azy; ny fahafo-
lony ny efaha amy ny koba ho fanatitra
ho hanina mandrakariva, ny antsasany
nony maraina, ary ny antsasany nony ha-
riva.
21 Eo amy ny vy fanendasana hanavany
iny amy ny solikia koa; voa endy, dia ham-
pidiranao iny; ny tetitetikia voa endy,
amy ny fanatitra ho hanina haterinao ho
zava-mani-pofona ho any Iehôvah.
22 Ary ny mpisorona avy amy ny za-
nany, izay voa hosotra handimby azy, ha-
natitry iny: anjara mandrakizay ho any
Iehôvah iny; hodorana iny avokoa.
23 Fa hodorana avokoa izay hanina rehe-
tra ateriny ny mpisorona: tsy ho hanina
iny.
24 Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka
nanao hoe;
25 Mitenena aminy Arona, sy amy ny zana-
ny, ka atavy hoe, Izany no lalàny ny fanati-
tra noho ny ota: Eo amy ny fitoerana izay
amonoany ny fanatitra hodorana no hamo-
noany ny fanatitra noho ny ota eo anatre-
hany Iehôvah; ho masina dia masina iny.
26 Ny mpisorona izay manatitry iny
noho ny ota, hihinany iny; eo amy ny
fitoera-masina anankiray hihinanany iny,
eo amy ny toko-taniny ny trano-lainy ny
fiangonana.
27 Ho masina izay rehetra manohiny ny
nofony; ary raha misy fitafiana nitsipa-
hany ny rany, dia ho sasanao izay nitsipa-
hana eo amy ny fitoera-masina anank[i]-
ray.
28 Fa ho vakina ny vilani-tany izay nahan-
droany iny; ary raha tàhiny nandroana

teo amy ny vilani-varahina iny, dia ho fotsina, ary ho sasan-drano iny.
29 Ny lahy rehetra eo amy ny mpisorona hihinany iny; masina dia masina iny.
30 Ary tsy ho hanina izay fanatitra noho ny ota, raha hisy amy ny rany ho entina eo amy ny trano-lainy ny fiangonana, hanavana fanavotana eo amy ny fitoera-masina; hodorana amy ny afo iny.

## TOKO VII.

ARY izany no lalàny ny fanatitra noho ny fahadisoana; masina dia masina iny.
2 Eo amy ny fitoerana izay amonoany ny fanatitra hodorana, hamonoany ny fanatitra noho ny fahadisoana: ary ny rany hafafiny amy ny fivoadiana manodidina.
3 Ary hanatitry ny taviny rehetra avy aminy izy; ny hofaka, sy ny tavy izay manarony ny taovany,
4 Ary ny voa roa, sy ny tavy izay eo aminy, izay eo amy ny leminy, sy ny elabakaka ambony ny aty; hanesotry iny, ambany ny voa roa, izy.
5 Ary ny mpisorona handoro ireny eo ambony ny fivoadiana ho fanatitra atao amy ny afo ho any Iehôvah; fanatitra noho ny fahadisoana iny.
6 Ny lahy rehetra eo amy ny mpisorona hihinany iny: ho hanina eo amy ny fitoera-masina anankiray iny; masina dia masina iny.
7 Manahaky ny fanatitra noho ny ota ny fanatitra noho ny fahadisoana; lalàna iray ho any izy roa: ny mpisorona izay manao fanavotana aminy, ho azy iny.
8 Ary ny mpisorona izay manatitry izay aterin'olona hodorana, ho any ny mpisorona hiany ny hoditry ny fanatitra hodorana izay nateriny.
9 Ary ny fanatitra ho hanina rehetra izay voa endy teo amy ny fitanehana, sy izay rehetra teo amy ny vilany fanendasana, sa teo amy ny vy fanendasana, ho any ny mpisorona izay manatitry iny.
10 Ary ny fanatitra ho hanina rehetra, na mihiaro solikia na maina, ho any ny zanaky Arona rehetra; samy hanana hisalahy izareo.
11 Ary izany no lalàny ny fanatitra fisaorana izay haterina ho any Iehôvah.
12 Raha misy manatitry iny hisaorana, dia hanatitra hanampy ny fanatitra hisaorana, ampempa tsi-masirasira mihiaro solikia, sy ampempa manify mihioso-tsolikia, ary ampempa amy ny koba voa endy mihiaro solikia.
13 Hanampy ny ampempa, dia hateriny mofo masirasira, ho fanatiny ambany ny fanatitra hisaorana amy ny fanatiny fisaorana.
14 Ary hanatitra avy aminy *ampempa* iray amy ny fanatitra rehetra izy, ho fanatitr' asandratra ho any Iehôvah: ho any ny mpisorona izay mamafy ny rany ny fanatitra fisaorana iny.
15 Ary ny nofony ny fisaorana ateriny hisaorana ho hanina amy ny andro izay ateriny: tsy hamela na kely akory hahatratra maraina izy.
16 Fa raha ho voady, sa fanati-tsitra-po, ny fanatiny, ho hanina iny amy ny andro izay anaterany ny fanatiny, ary amy ny ampitso hihinanany izay ambiny:
17 Fa ny sisa amy ny nofony ny fanatitra amy ny andro fahatelo hodorana amy ny afo.
18 Ary raha tàhiny ho hanina na kely akory aza amy ny andro fahatelo ny nofony ny fisaorana ateriny, dia tsy ho raisina iny, tsy ho isaina iny ho any izay manatitry iny: ho vetaveta iny, ary ny olona izay mihinany iny hitondra ny helony.
19 Ary ny nofo izay manohiny ny tsi-madio aza tsy ho hanina; hodorana amy ny afo iny: ary ny amy ny nofo *hafa*, ny madio rehetra hihinany iny;
20 Fa ny olona izay mihinany ny nofony ny fanatitra fisaorana, izay any Iehôvah, raha maloto izy, dia ho fongorana izany olon' izany eo amy ny olony.
21 Ary ny olona izay manohiny izay tsi-madio, na tsi-fadiovan'olona sa biby tsi-madio, na izay zava-betaveta tsi-madio, ka mihinany ny nofony ny fanatitra fisaorana, izay any Iehôvah, dia ho fongorana izany olon' izany eo amy ny olony.
22 Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka nanao hoe;
23 Mitenena amy ny zanaky Isiraely, ka atavy hoe, Aza mihinany izay tavin' omby, na ny an'ondry, na ny an'osy, akory hianareo.
24 Ary ny taviny ny biby izay maty ho azy, sy ny taviny izay no viraviraina, azo hatao zavatra hiany, fa aza mihinana akory hianareo.
25 F' izay rehetra mihinany ny taviny

ny biby izay anaterana fanatitra atao amy
ny afo ho any Iehôvah, dia ho fongorana
ny olona izay mihinana, eo amy ny olony.
26 Ary aza mihinana ra eo amy ny fone-
nanareo, na ny any vorona, na ny any biby,
akory.
27 Izay rehetra mihinana ra akory, dia
ho fongorana izany olon' izany eo amy ny
olony.
28 Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka
nanao hoe;
29 Mitenena amy ny zanaky Isiraely,
ka atavy hoe, Izay manatitry ny fanatiny
fisaorana ho any Iehôvah, dia hitondra ny
fanatiny ho any Iehôvah, avy amy ny fana-
tiny fisaorana.
30 Ny tànany hiany hitondra ny fanatitra
atao amy ny afo ho any Iehôvah; ny tavy
ambany ny tratra, ho entiny, ho tratr' ahe-
vaheva, ho fanatitr' ahevaheva eo anatre-
hany Iehôvah.
31 Ary ny mpisorona handoro ny tavy
eo ambony ny fivoadiana; fa ny tratra ho
any Arona sy ny zanany.
32 Ary ny sorok'ankavanana homenareo
any ny mpisorona ho fanatitr' asandratra,
avy amy ny fanatitrareo fisaorana.
33 Izay eo amy ny zanaky Arona mana-
titry ny rany ny fanatitra fisaorana, sy ny
tavy, hanany ny sorok' ankavanana ho an-
jarany.
34 Fa ny tratr' ahevaheva, sy ny sorak'
asandratra nalaiko tamy ny zanaky Isiraely
teo amy ny fanatiny fisaorana, ary nomeko
ireny ho any Arona mpisorona, sy ho any
ny zanany, ho anjara mandrakizay eo amy
ny zanaky Isiraely.
35 Izany no *anjarany* ny fanosorana any
Arona sy ny fanosorany ny zanany, avy
amy ny fanatitra atao amy ny afo ho any
Iehôvah, amy ny andro anolorany ireny
mba ho mpisorona ho any Iehôvah;
36 Izay nandidiany Iehôvah ny zanaky
Isiraely hanome azy amy ny andro hano-
sorany ireny, ho anjara mandrakizay eo
amy ny taranany fara-mandimby.
37 Izany no lalàny ny fanatitra hodorana,
ny fanatitra ho hanina, ary ny fanatitra
noho ny ota, ary ny fanatitra noho ny fa-
hadisoana, ary ny fanokanana, ary ny fa-
natitra fisaorana:
38 Izay nandidiany Iehôvah any Mose
tany an-tendrombohitra Sinay, tamy ny
andro izay nandidiany ny zanaky Isiraely,
hanatitry ny fanatiny ho any Iehôvah, tany
en-efitra Sinay.

## TOKO VIII.

DIA niteny taminy Mose Iehôvah, ka na-
nao hoe;
2 Alao i Arona sy ny zanany koa, ary
ny fitafiana, sy ny solikia fanosorana, ary
omby iray ho fanatitra noho ny ota, ary
ondri-lahy roa, ary harona misy mofo tsi-
-masirasira.
3 Ary ampiangony ny fiangonan-drehe-
tra ho amy ny varavarany ny trano-lainy
ny fiangonana.
4 Dia nanao i Mose araky izay efa nandi-
diany Iehôvah azy; dia nivory ny fiango-
nana ho amy ny varavarany ny trano-lainy
ny fiangonana.
5 Ary hoy Mose tamy ny fiangonana,
Izany no zavatra izay no didiany Iehôvah
hatao.
6 Dia nentiny Mose i Arona sy ny za-
nany, ka no sasany tamy ny drano izareo.
7 Dia nampitafy azy ny akanjo-be izy,
ka nampisikina azy ny fisikinana, dia nam-
piakanjo azy ny akanjo anaty, ka nanisy
ny efoda taminy, dia nampisikina azy ny
fisikinana amy ny efoda, ka namehy iny
taminy.
8 Dia nanisy ny saron-tratra taminy izy;
ka nanisy ny Iorima sy ny Tiomima teo
anatiny ny saron-tratra izy.
9 Dia nanisy ny hamama tamy ny lohany
izy; ary nanisy ny takelaka volamena sa-
troka masina, tamy ny hamama teo an-
-kandriny, izy; araky izay efa nandidiany
Iehôvah any Mose.
10 Dia naka ny solikia fanosorana i
Mose, dia nanosotry ny trano-lay sy izay
rehetra teo, ka nahamasiny ireny.
11 Dia namafy ny sasany impito teo am-
bony ny fivoadiana izy, ka nanosotry ny
fivoadiana sy izay rehetra teo, sy ny tavy
sy ny tongony, hahamasiny ireny.
12 Dia nanidiny ny solikia fanosorona
sasany tamy ny lohany Arona izy, ka na-
nosotra azy, hahamasina azy.
13 Dia nitondra ny zanaky Arona i
Mose, dia nampitafy azy ny akanjo-be, ka
nampisikina azy ny fisikinana, ka nampi-
satroka azy, araky izay efa nandidiany
Iehôvah any Mose.
14 Dia nitondra ny omby izay ho fanatitra

noho ny ota izy; ary Arona, sy ny zanany, nametraky ny tànany tamy ny lohany ny omby izay ho fanatitra noho ny ota.

15 Dia no vonoina iny: ary Mose naka ny ra, ka natentiny ny tandroky ny fivoadiana manodidina tamy ny rantsan-tànany, ka no dioviny ny fivoadiana, ary nanidiny ny ra teo am-bodiny ny fivoadiana izy, ka nahamasiny iny, mba hanao fanavotana eo amboniny.

16 Dia nalainy ny tavy rehetra izay teo amy ny taovany, sy ny elabakaka ambony ny aty, sy ny voa roa ambany ny taviny, dia nandoro iny teo ambony ny fivoadiana i Mose.

17 Fa ny omby sy ny hodiny, ny nofony, sy ny taindrorohany nodorany tamy ny afo teo ivelany ny toby; araky izay efa nandidiany Iehôvah any Mose.

18 Ary nitondra ny ondri-lahy izay ho fanatitra hodorana izy; ary Arona, sy ny zanany, nametraky ny tànany tamy ny lohany ny ondri-lahy.

19 Dia no vonoina iny; ary Mose namafy ny ra teo ambony ny fivoadiana manodidina.

20 Ary nandidididy ny ondri-lahy izy; dia nandoro ny loha, sy ny voa didididy, ary ny tavy, i Mose.

21 Ary nanasa ny taovany sy ny tongotra tamy ny rano izy: ary nandoro ny ondri-lahy avokoa teo ambony ny fivoadiana i Mose; fanalamboady iny ho zava-mani-pofona, ho fanatitra atao amy ny afo, ho any Iehôvah; araky izay efa nandidiany Iehôvah any Mose.

22 Dia nitondra ny ondri-lahy hafakoa izy, dia ondri-lahy fanokanana: ary Arona, sy ny zanany, nametraky ny tànany tamy ny lohany ny ondri-lahy.

23 Dia no vonoina iny; ary Mose nanala ny rany, ka nasiany tamy ny ravin-tsofin' ankavanany Arona, sy ny ankiben-tànan' ankavanany, ary ny ankiben-tongotr' ankavanany.

24 Ary nitondra ny zanaky Arona izy, ary nasiany Mose ny ra sasany tamy ny ravin-tsofin' ankavanany, sy ny ankiben-tànan' ankavanany, ary ny ankiben-tongotr' ankavanany; dia namafy ny ra tamy ny fivoadiana manodidina i Mose.

25 Ary nalainy ny tavy, sy ny hofaka, ary ny tavy rehetra izay teo amy ny taovany, sy ny elabakaka ambony ny aty, sy ny voa roa ambany ny taviny, ary ny sorok' ankavanana;

26 Dia nalainy tamy ny harony ny mofo tsi-masirasira, izay teo anatrehany Iehôvah, ampempa iray tsi-masirasira sy ampempa iray amy ny mofo voa solikia, ary ampempa manify iray, ka nasiany teo ambony ny tavy sy teo ambony ny sorok' ankavanana:

27 Dia nasiany izy rehetra tamy ny tànany Arona sy tamy ny tànany ny zanany, ka nahevahevany ireny ho fanatitr' ahevaheva eo anatrehany Iehôvah.

28 Dia nalainy Mose tamy ny tànany ireny, ka nodorany teo amy ny fivoadiana, teo ambony ny fanatitra hodorana: fanokanana ireny ho zava-mani-pofona, fanatitra atao amy ny afo ho any Iehôvah.

29 Dia naka ny tratra i Mose, ka nahevaheva iny ho fanatitr' ahevaheva eo anatrehany Iehôvah: anjarany Mose iny avy tamy ny ondri-lahy fanokanana; araky izay efa nandidiany Iehôvah any Mose.

30 Dia nalainy Mose tamy ny solikia fanosorana, sy ny ra izay teo ambony ny fivoadiana, ka nafafiny taminy Arona, tamy ny fitafiany, ary tamy ny zanany, sy tamy ny fitafiany ny zanany koa; dia nahamasina any Arona, ny fitafiany, ary ny zanany, sy ny fitafiany ny zanany koa, izy.

31 Ary hoy Mose taminy Arona, sy tamy ny zanany, Ahandroy ny nofo eo amy ny varavarany ny trano-lainy ny fiangonana; ary any hihinananareo iny amy ny mofo izay eo amy ny harony ny fanokanana, araky izay nandidiako, hoe, I Arona sy ny zanany hihinany iny.

32 Ary ny sisa izay mitoetra amy ny nofo sy amy ny mofo, hodoranareo amy ny afo.

33 Dia tsy hivoaka hianareo amy ny varavarany ny trano-lainy ny fiangonana hafitoan' andro, mandra-pahalany ny andro fanokanana anareo; fa hafitoan' andro hanokanany anareo.

34 Tahaky ny nanavany andro any no nandidiany Iehôvah hatao, hanavana fanavotana anareo.

35 Ary hitoetra hianareo andro aman' alina hafitoan' andro eo amy ny varavarany ny trano-lainy ny fiangonana, ka hitandriny ny didiny Iehôvah, mba tsy ho maty hianareo: f' izany nandidiana ahy.

36 Dia nataony Arona sy ny zanany izay rehetra efa nampandidiany Iehôvah any Mose.

## TOKO IX.

Ary tamy ny andro fahavalo niantsoany
Mose any Arona, sy ny zanany, ary ny
loholony ny Isiraely;
2 Ary hoy izy taminy Arona, Alao zanak' omby ho anao ho fanatitra noho ny ota, ary ondri-lahy ho fanatitra hodorana, tsi-misy tsiny izy roa, ka atero eo anatrehany Iehôvah.
3 Ary mitenena amy ny zanaky Isiraely, ka atavy hoe, Alao osi-lahy ho fanatitra noho ny ota hianareo; ary zanak'omby sy zanak' ondry, tsi-misy tsiny, izay iraitaona avy, ho fanatitra hodorana;
4 Ary omby sy ondri-lahy ho fanatitra fisaorana haterina eo anatrehany Iehôvah; ary fanatitra ho hanina mihiaroharo solikia; fa andro any hisehoany Iehôvah aminareo.
5 Dia nitondra izay no didiany Mose izareo, ho eo anoloany ny trano-lainy ny fiangonana; dia nanakeky ny fiangonan-drehetra, ka nijanona teo anatrehany Iehôvah.
6 Ary hoy Mose, Izany no zavatra izay no didiany Iehôvah hataonareo; ary hiseho aminareo ny voninahitry Iehôvah.
7 Ary hoy Mose taminy Arona, Mandehana hanatony ny fivoadiana, ary manetera ny fanatitrao noho ny ota, sy ny fanatitrao hodorana, ka manava fanavotana anao, sy ny olona, hianao; ary atero ny fanatitry ny olona, ka manava fanavotana ho azy; araky izay nandidiany Iehôvah.
8 Dia nandeha nanatony ny fivoadiana i Arona, ka namono ny zanak'omby izay ho fanatitra noho ny fahotany ny tena.
9 Ary ny zanaky Arona nitondra ny ra ho aminy; ary nanoboky ny rantsan-tànany tamy ny ra izy, ka nasiany tamy ny tandroky ny fivoadiana, dia naidiny ny ra ho eo am-bodiny ny fivoadiana:
10 Fa ny tavy, sy ny voa roa, ary ny elabakaka ambony ny aty, amy ny fanatitra noho ny ota, hodorany teo ambony ny fivoadiana; araky izay efa nandidiany Iehôvah any Mose.
11 Ary ny nofo, sy ny hoditra, nodorany tamy ny afo teo ivelany ny toby.
12 Dia namono ny fanatitra hodorana izy; ary ny zanaky Arona nanolotra azy ny ra, ka namafy iny tamy ny fivoadiana manodidina izy.
13 Dia nanolotry ny fanatitra hodorana ho azy, ny azy voa didididy sy ny loha, izareo; ka nandoro *iny* teo ambony ny fivoadiana izy.
14 Dia nanasa ny taovany, sy ny tongotra, izy, ka nodorany teo ambony ny fanatitra hodorana teo ambony ny fivoadiana.
15 Dia nitondra ny fanatitry ny olona izy, ka naka ny osy izay ho fanatitra noho ny fahotany ny olona, dia namono iny, ka nanatitry iny noho ny ota tahaky ny voalohany.
16 Dia nitondra ny fanatitra hodorana izy, ka nanatitry iny araky ny lalàna.
17 Dia nitondra ny fanatitra ho hanina izy, ka naka eran-tànan'ila taminy, ka nodorany teo ambony ny fivoadiana, nanampy ny fanatitra nodorana maraina.
18 Dia namono ny omby sy ny ondri-lahy izy, ho fanatitra fisaorana izay naterina noho ny olona; ary ny zanaky Arona nanolotra azy ny ra, ka namafy iny tamy ny fivoadiana manodidina izy.
19 Ary ny taviny ny omby sy ny ondri-lahy, ny hofaka, sy izay nanarony *ny taovany* sy ny voa roa, sy ny elabakaka ambony ny aty:
20 Dia nanisy ny tavy teo ambony ny tratra izareo, ka nandoro ny tavy teo ambony ny fivoadiana izy.
21 Ary ny tratra sy ny sorok' ànkavanana nahevahevany Arona ho fanatitr' ahevaheva eo anatrehany Iehôvah; araky izay efa nandidiany Mose.
22 Ary Arona nanandratry ny tànany ho amy ny olona, ka nitsiodrano azy, dia nidina rehefa nanatitry ny fanatitra noho ny ota, sy ny fanatitra hodorana, ary ny fanatitra fisaorana, izy.
23 Ary niditra i Mose sy Arona ho amy ny trano-lainy ny fiangonana, dia nivoaka, ka nitsiodrano ny olona; dia niseho ny voninahitry Iehôvah tamy ny olon-drehetra.
24 Dia nisy afo nivoaka avy teo anatrehany Iehôvah, ka nandany ny fanatitra hodorana, sy ny tavy, teo ambony ny fivoadiana; ary raha hitany ny olona, dia nihioby izareo, ka niankohoka.

## TOKO X.

Ary Nadaba sy Abihio, zanaky Arona,
naka ny fitondran' afony avy, ka nanisy

afo teo anatiny, ary nanisy zava-manetona teo, ka nanatitra afo tsi-izy teo anatrehany Iehôvah, izay tsy nandidiany azy.

2 Dia nisy afo nivoaka avy teo anatrehany Iehôvah, ka nandany azy, ka maty teo anatrehany Iehôvah izy roa.

3 Dia hoy Mose taminy Arona, Izany no lazainy Iehôvah, hoe, Izaho ho hasinina eo aminy izay nanatona Ahy, ary Izaho hankalazaina eo anatrehany ny olon-drehetra. Dia nangina i Arona.

4 Dia niantso any Misaela sy Elizafana, zanaky Oziela, rahalahin-drainy Arona, i Mose, ka nanao taminy hoe, Manatòna, ento ny rahalahinareo hiala eo alohany ny fitoera-masina ho any ivelany ny toby.

5 Dia nanatona izy roa, ka nitondra azy teo amy ny akanjo-beny ho any ivelany ny toby; araky izay efa no lazainy Mose.

6 Ary hoy Mose taminy Arona sy taminy Eleazara, ary taminy Itamara, zanani-lahy, Aza manala ny saron-dohanareo, na mandriatry ny akanjonareo, fandroa maty hianareo, ary fandroa latsaka fahatezerana ho amy ny olon-drehetra; fa aoky ny rahalahinareo, mpianakaviny Isiraely rehetra, hitomany ny fandoroana izay nampirehetany Iehôvah.

7 Ary aza miala eo am-baravarany ny trano-lainy ny fiangonana hianareo, fandroa maty hianareo; fa aminareo ny solikia fanosorana ho any Iehôvah. Ary nanao araky ny teniny Mose izareo.

8 Dia niteny taminy Arona Iehôvah, ka nanao hoe;

9 Aza misotro divay, na toaka, hianao, na ny zanakao koa, raha miditra eo amy ny trano-lainy ny fiangonana hianareo, fandroa maty hianareo; ho lalàna mandrakizay amy ny taranakareo fara-mandimby iny;

10 Mba hataonareo samihafa ny masina sy ny tsi-masina, ary ny tsi-madio sy ny madio;

11 Ary mba hampianarinareo ny zanaky Isiraely, ny didy rehetra izay nampitenenany Iehôvah any Mose taminareo.

12 Ary hoy Mose taminy Arona, sy taminy Eleazara, ary taminy Itamara, zanani-lahy, izay sisa, Alao ny fanatitra ho hanina izay mitoetra amy ny fanatitra atao amy ny afo ho any Iehôvah, ary hano iny tsi-misy masirasira eo anilany ny fivoadiana; fa masina dia masina iny:

13 Ary hano iny eo amy ny fitoera-masina anankiray hianareo, satria anjaranao sy anjarany ny zanakao iny, avy amy ny fanatitra atao amy ny afo ho any Iehôvah; f' izany nandidiana ahy.

14 Ary ny tratr' ahevaheva, sy ny sorok' asandratra, ho haninareo eo amy ny fitoera-masina anankiray, hianao, ary ny zanakao-lahy sy ny zanakao-vavy koa; fa anjaranao, sy ny anjarany ny zanakao, ireny, omena avy amy ny fanatitra fisaorana ateriny ny zanaky Isiraely.

15 Ny sorok' asandratra sy ny tratr' ahevaheva, ho entiny hanampy ny fanatitra amy ny tavy atao amy ny afo, hatao ho fanatitr' ahevaheva eo anatrehany Iehôvah; dia ho anao sy ny zanakao koa iny, ho anjara mandrakizay; araky izay nandidiany Iehôvah.

16 Ary Mose nazoto nitady ny osy fanatitra noho ny ota, ary indro, nodorana iny, ary tezitra taminy Eleazara sy Itamara, zanaky Arona, izay sisa, izy, ka nanao hoe;

17 Nahoana no tsy haninareo ny fanatitra noho ny ota teo amy ny fitoera-masina, fa masina dia masina iny, ary efa nomena anareo iny hitondra ny heloky ny fiangonana, hanao fanavotana azy eo anatrehany Iehôvah?

18 Indro, ny rany tsy nampidirina teo amy ny fitoera-masina, efa tokony hihinany iny tokoa eo amy ny fitoera-masina hianareo; araky izay nandidiako.

19 Ary hoy Arona taminy Mose, Indro, andro any nanaterany ny fanatiny noho ny ota, sy ny fanatiny nodorana ho eo anatrehany Iehôvah; ary efa nanjo ahy izay zavatr' izay; ary *raha tàhiny* nihinany ny fanatitra noho ny ota anio aho, efa hankasitrahana eo imasony Jehôvah v' iny?

20 Ary raha nandre i Mose, dia naneky izy.

## TOKO XI.

Dia niteny taminy Mose sy Arona Iehôvah, ka nanao taminy hoe;

2 Mitenena amy ny zanaky Isiraely, ka atavy hoe, Ireo no biby izay ho haninareo, eo amy ny biby rehetra izay eo ambony ny tany.

3 Izay rehetra mivaki-kotro, sy maro-rantsana, *ka* mandinikia, eo amy ny biby, no ho haninareo.

4 Kandrefa ireo tsy haninareo, eo aminy
izay mandinikia, sa aminy izay mivaki-
-kotro: ny angamenavava, satria mandini-
kia izy, fa tsy mivaki-kotro; maloto ho
anareo izy:
5 Ary ny rabity, satria mandinikia izy,
fa tsy mivaki-kotro; maloto ho anareo izy:
6 Ary ny hera, satria mandinikia izy, fa
tsy mivaki-kotro; maloto ho anareo izy:
7 Ary ny kisoa, satria mivaki-kotro izy,
ka maro-rantsana, fa tsy mandinikia izy;
maloto ho anareo izy.
8 Ny nofony tsy ho haninareo, ary ny
fatiny tsy ho tendrenareo; maloto ho ana-
reo ireny.
9 Ireo, eo aminy izay rehetra eo anatiny
ny rano, no ho haninareo: izay rehetra
manana vombo sy kira eo anatiny ny rano,
eo anatiny ny ranomasina, sy eo amy ny
ony, no ho haninareo.
10 Ary izay rehetra tsy manana vombo
sy kira, eo anatiny ny ranomasina, sy eo
amy ny ony, eo aminy izay rehetra mi-
hietsikietsikia eo anatiny ny rano; ary
eo amy ny zava-miaina izay eo anatiny ny
rano: vetaveta ho anareo ireny.
11 Dia ho vetaveta ho anareo ireny; tsy
ho haninareo ny nofony, fa hataonareo ho
vetaveta ny fatiny.
12 Izay rehetra tsy manana vombo, na
kira, eo anatiny ny rano; dia ho vetaveta
ho anareo ireny.
13 Ary ireo ho vetaveta ho anareo eo
amy ny vorona, tsy ho hanina: vetaveta
ireny: ny voromahery samihafa;
14 Ary ny papango samihafa, araky ny
fombany;
15 Ny goaikia rehetra, araky ny fom-
bany;
16 Ary ny vorondolo, sy ny fihiaka, ary
ny kankafotra samihafa, araky ny fom-
bany;
17 Ary ny vorondolo rehetra samihafa;
18 Ary ny vano samihafa;
19 Ary ny vano lava-tongotra samihafa,
araky ny fombany, ary ny manavy.
20 Ny voron-drehetra izay mandady, ka
mandia-tongotr' efatra, ho vetaveta ho ana-
reo.
21 Ary ireo no ho haninareo eo amy
ny zava-manidina, mandady, ka mandia-
-tongotr' *efatra*, izay manan-dranjo am-
bony ny tongony, hitsambokina eo ambony
ny tany:
22 Ireo aminy ireny ho haninareo; ny va-
lala araky ny fombany, ary ny kijeja araky
ny fombany, ary ny valalafohy araky ny
fombany, ary ny valalavao araky ny fom-
bany.
23 Fa ny zava-manidina, mandady, izay
rehetra manan-tongotr' efatra, ho vetaveta
ho anareo ireny.
24 Ary ireo handoto anareo; izay rehe-
tra manendry ny fatiny, haloto mandra-
-pahariva ny andro.
25 Ary izay rehetra mitondra izay avy
amy ny fatiny, hanasa ny fitafiany, ary
haloto mandra-pahariva ny andro.
26 *Ny fatiny* ny biby rehetra izay mi-
vaki-kotro, ka tsy maro-rantsana, na man-
dinikia, haloto ho anareo; haloto izay re-
hetra manendry ireny.
27 Ary izay rehetra mandeha amy ny
hohony, eo amy ny biby rehetra izay man-
dia-tongotr' efatra, maloto ho anareo ireny;
haloto mandra-pahariva ny andro izay re-
hetra manendry ireny.
28 Ary izay mitondra ny fatiny, hanasa
ny fitafiany, ary haloto mandra-pahariva ny
andro: haloto ho anareo ireny.
29 Ary ireo haloto ho anareo eo amy ny
zava-mandady, izay mandady eo ambony
ny tany; ny kionkiona, sy ny totozy, ary
ny rere araky ny fombany;
30 Ary ny tana samihafa, sy ny androngo,
ary ny lelaosy.
31 Ireo maloto ho anareo eo amy ny
zava-mandady rehetra; haloto mandra-
-pahariva ny andro izay rehetra manendry
ireo, raha maty ireo.
32 Ary izay zava-drehetra nilatsahany
akory, raha maty ireo, haloto iny, na fa-
naka hazo, na fitafiana, na hoditra, na la-
saka, dia fanak' inona na inona, izay ana-
van-javatra, tsy maitsy hatsoboka amy ny
rano iny, ary haloto mandra-pahariva ny
andro iny; dia hadio iny.
33 Ary ny vilani-tany rehetra izay nila-
tsahany ireny akory, na inona na inona
eo anatiny, haloto, ary ho vakinareo
iny.
34 Haloto ny hena rehetra izay hanina,
izay ilatsahan-drano; ary haloto ny fisotro
rehetra izay sotroina, eo aminy izay fanaka
rehetra.
35 Ary haloto izay zava-drehetra ilatsa-
hany ny fatiny akory; na fitanehana, na
ny fandokoam-bilany, ho vaky ireny;

maloto ireny, ary haloto ho anareo ireny.
36 Fa hadio ny loharano, sa fantsakana izay misy rano be; fa haloto izay manohiny ny fatiny.
37 Ary raha tàhiny misy amy ny fatiny latsaka amy ny voan-javatra hafafy, izay efa hafafy, dia hadio iny.
38 Ary raha tàhiny misy rano nasiana tamy ny voan-javatra, ary misy amy ny fatiny latsaka aminy, dia haloto ho anareo iny.
39 Ary raha misy biby maty izay haninareo; haloto mandra-pahariva ny andro izay manohiny ny fatiny.
40 Ary izay mihinana amy ny fatiny, hanasa ny fitafiany, ary haloto mandra-pahariva ny andro; ary izay mitondra ny fatiny, hanasa ny fitafiany, ary haloto mandra-pahariva ny andro.
41 Ary ho vetaveta ny zava-mandady rehetra, izay mandady eo ambony ny tany; tsy ho hanina iny.
42 Izay rehetra mikisaka, ary izay rehetra mandia-tongotr' efatra, sa izay rehetra maro tongotra eo amy ny zava-mandady rehetra izay mandady eo ambony ny tany, tsy ho haninareo ireny; fa vetaveta ireny.
43 Aza mametaveta-tena hianareo amy ny zava-mandady rehetra izay mandady; ary aza mandoto-tena aminy hianareo, handotoany anareo.
44 F' Izaho no Iehôvah Andriamanitrareo; dia mahamasìna-tena hianareo, ka ho masina hianareo; fa masina Aho; ary aza mandoto-tena amy ny zava-mandady rehetra izay mandady eo ambony ny tany.
45 F' Izaho no Iehôvah Izay nampivoaka anareo tamy ny tany Ejipity, mba ho Andriamanitrareo: ary ho masina hianareo, fa masina Aho.
46 Izany no lalàny ny biby, sy ny vorona, ary ny zava-miaina rehetra izay mihietsikietsikia eo anatiny ny rano, ary ny zava-miaina rehetra izay mandady eo ambony ny tany:
47 Mba hatao samihafa ny tsi-madio sy ny madio, ary ny biby izay ho hanina, sy ny biby izay tsy ho hanina.

## TOKO XII.

DIA niteny taminy Mose Iehôvah, ka nanao hoe;
2 Mitenena amy ny zanaky Isiraely, ka atavy hoe, Raha misy vehivavy bevohoka, ka teraka-lahy, dia haloto hafitoan' andro izy; haloto araky ny andro fanokanana noho ny fadimbolany.
3 Dia ho forana ny nofony ny tsotso-keliny amy ny andro fahavalo.
4 Dia hitoetra eo amy ny fahadiovana azy telo amby telo-polo andro izy; tsy hanendry zava-masina akory izy, na hiditra amy ny fitoera-masina, mandra-pahatanteraka ny androny ny fahadiovana azy.
5 Fa raha teraka-vavy izy, dia haloto tapa-bolana izy, araky ny fanokanana azy; dia hitoetra enina amby enim-polo andro izy, noho ny ra izay mahamety fahadiovana azy.
6 Ary raha tanteraka ny androny ny fahadiovana azy, noho ny lahy, sa noho ny vavy, dia hitondra zanak'ondry anankiray izay irai-taona izy, ho fanatitra hodorana, ary zana-boromailala, sa domohina, ho fanatitra noho ny ota, ho any an-trano-lainy ny fiangonana ho any ny mpisorona.
7 Hanatitry iny eo anatrehany Iehôvah, ka hanao fanavotany ny vavy izy, dia hadio amy ny fivoahany ny rany izy. Izany no lalàny izay miteraka lahy, sa vavy.
8 Ary raha tsy mahatratry ny zanak'ondry izy, dia hitondra domohina roa, sa zana-boromailala roa, izy; ny anankiray ho fanatitra hodorana, ary ny anankiray ho fanatitra noho ny ota; ary ny mpisorona hanao fanavotany ny vavy, dia hadio izy.

## TOKO XIII.

DIA niteny taminy Mose sy taminy Arona Iehôvah, ka nanao hoe;
2 Raha misy eo amy ny hoditry ny nofon' olona, mivonto, sa tako-pery, sa mamontsina fotsy, ary ho amy ny hoditry ny nofo ny tahaky ny aretim-boka; dia ho entina ho aminy Arona mpisorona izy, sa ho amy ny mpisorona anankiray izay zanany;
3 Dia hizaha ny aretina eo amy ny hoditry ny nofo ny mpisorona; ary raha tàhiny efa mody fotsy ny volo eo amy ny aretina, ary hita ny aretina mihialalindalina kokoa noho ny hoditry ny nofony, dia aretim-

-boka iny; ary hizaha azy ny mpisorona,
ka hanao azy hoe, maloto.
4 Raha misy mamontsina fotsy eo amy ny
hoditry ny nofony, ary tsy hita mihialalinda-
lina kokoa noho ny hoditra, ary tsy nody
fotsy ny volony; dia hanidy izay manan'
aretina hafitoan' andro ny mpisorona:
5 Dia hizaha azy amy ny andro fahafito
ny mpisorona; ary, indro, hita ny aretina
mijanona, *ka* tsy nihiahaka teo amy ny
hoditra ny aretina; dia hanidy azy hafi-
toan' andro indray ny mpisorona;
6 Dia hizaha azy indray amy ny andro
fahafito ny mpisorona; ary, indro, manao
mivalomainty hiany ny aretina, *ka* tsy
nihiahaka teo amy ny hoditra ny aretina;
dia hanao azy hoe, madio, ny mpisorona;
tako-pery hiany iny; dia hanasa ny fita-
fiany izy, ka hadio.
7 Fa raha mihiahaka be hiany eo amy
ny hoditra ny tako-pery, rehefa hitany ny
mpisorona izy hanadiovana azy, dia hiseho
amy ny mpisorona indray izy.
8 Dia hizaha ny mpisorona; ary indro,
nihiahaka teo amy ny hoditra ny tako-pery,
dia hanao azy hoe, maloto, ny mpisorona;
boka iny.
9 Raha eo amy ny olona ny aretim-boka,
dia ho entina ho amy ny mpisorona izy;
10 Dia hizaha ny mpisorona; ary, indro,
misy mivonto fotsy eo amy ny hoditra,
ary efa mody fotsy ny volo, ary misy nofo
tsara hita eo amy ny mivonto;
11 Dia boka ela eo amy ny hoditry ny
nofony iny, ary hanao azy hoe, maloto, ny
mpisorona: tsy hanidy azy izy: fa maloto
izy.
12 Ary raha mihiady dia mihiady eo amy
ny hoditra ny boka, ary maneniky ny ho-
ditry ny manan' aretina ny boka, hatramy
ny lohany, ka hatramy ny tongony, na
aiza na aiza ijereny ny mpisorona;
13 Dia hizaha ny mpisorona; ary, indro,
maneniky ny hodiny rehetra ny boka, dia
hanao azy hoe, madio, izay manan' aretina
izy; nody fotsy avokoa iny; madio izy.
14 Fa raha misy nofo tsara miseho eo
aminy, haloto izy.
15 Ary hizaha ny nofo tsara ny mpi-
sorona, dia hanao azy hoe, maloto, izy;
maloto ny nofo tsara; boka iny.
16 Sa raha miverina ny nofo tsara, ka
mody fotsy, dia hankany amy ny mpiso-
rona izy;
17 Ary hizaha azy ny mpisorona; ary,
indro, nody fotsy ny aretina; dia hanao
izay manan' aretina hoe, madio, ny mpiso-
rona; madio izy.
18 Ary raha nisy vay teo amy ny hodi-
try ny nofo, ka sitrana,
19 Ary misy eo amy ny fitoerany ny vay
mivonto fotsy, sa mamontsina fotsy, ka
teramena hiany, dia haseho amy ny mpi-
sorona iny;
20 Ary raha hitany ny mpisorona iny,
indro, hita mihialalindalina kokoa noho ny
hoditra, ka nody fotsy ny volony; dia hanao
azy hoe, maloto, ny mpisorona; aretim-boka
mivoaka amy ny vay iny.
21 Fa raha mizaha iny ny mpisorona, ary,
indro, tsy misy volo fotsy eo, ka tsy mihiala-
lindalina kokoa noho ny hoditra, ka manao
mivalomainty; dia hanidy azy hafitoan'
andro ny mpisorona:
22 Ary raha nihiahaka dia nihiahaka teo
amy ny hoditra iny, dia hanao azy hoe,
maloto, ny mpisorona; aretina iny.
23 Fa raha mijanona ny mamontsina
fotsy eo amy ny fitoerany, ka tsy mihia-
haka, dia vay mahamay iny; ary hanao
azy hoe, madio, ny mpisorona.
24 Sa raha misy eo amy ny hoditry ny
nofo may nataon' afo, ary hita ny may,
mamontsina fotsy, manao teramena hiany,
sa fotsy;
25 Dia hizaha iny ny mpisorona; ary, indro,
efa mody fotsy ny volo eo amy ny fitoerany
ny mamontsina fotsy, ary hita mihialalinda-
lina kokoa noho ny hoditra iny; dia boka
mivoaka amy ny may iny; ary hanao azy
hoe, maloto, ny mpisorona; aretim-boka iny.
26 Fa raha mizaha iny ny mpisorona,
ary, indro, tsy misy volo fotsy eo amy ny
mamontsina fotsy, ary tsy nihialalindalina ko-
koa noho ny hoditra iny, fa manao mivalo-
mainty hiany iny; dia hanidy azy hafitoan'
andro ny mpisorona;
27 Ary hizaha azy amy ny andro fahafito
ny mpisorona; raha nihiahaka dia nihia-
haka teo amy ny hoditra iny, dia hanao
azy hoe, maloto, ny mpisorona; aretim-boka
iny.
28 Ary raha nijanona ny mamontsina
fotsy teo amy ny fitoerany, tsy nihiahaka
teo amy ny hoditra, fa manao mivalomainty
hiany iny; dia mivonto amy ny may iny,
ary hanao azy hoe, madio, ny mpisorona;
fa fiheretany ny may iny.

29 Ary raha misy lehilahy, sa vehivavy,
manan' aretina eo amy ny loha, sa eo amy
ny saoka;
30 Dia hizaha ny aretina ny mpisorona;
ary, indro, hita mihialalindalina kokoa noho
ny hoditra iny; ary misy volo mahalankalana
tamotamo eo; dia hanao azy hoe, maloto,
ny mpisorona; kongonina maina iny;
boka eo amy ny loha, sa eo amy ny saoka,
iny.
31 Ary raha mizaha ny aretin-kongonina
ny mpisorona; ary, indro, tsy hita mihialalindalina
kokoa noho ny hoditra, ka tsy
misy volo mainty eo; dia hanidy ny manan'
aretin-kongonina hafitoan' andro ny
mpisorona.
32 Ary hizaha ny aretina amy ny andro
fahafito ny mpisorona; ary, indro, tsy nihiahaka
ny kongonina, ka tsy misy volo
tamotamo eo, ka tsy hita mihialalindalina
kokoa noho ny hoditra ny kongonina;
33 Dia hanaratra izy, fa ny kongonina
tsy haratany; ary hanidy ny manan' aretin-kongonina
hafitoan' andro indray ny
mpisorona.
34 Ary hizaha ny kongonina amy ny andro
fahafito ny mpisorona; ary, indro, tsy
nihiahaka teo amy ny hoditra ny kongonina,
ka tsy hita mihialalindalina kokoa noho
ny hoditra; dia hanao azy hoe, madio, ny
mpisorona; ary hanasa ny fitafiany izy, ka
hadio.
35 Fa raha nihiahaka dia nihiahaka teo
amy ny hoditra ny kongonina, rehefa voa
dio izy;
36 Dia hizaha azy ny mpisorona; ary
indro, nihiahaka teo amy ny hoditra ny
kongonina; dia tsy hitady ny volo tamotamo
ny mpisorona: maloto izy.
37 Fa raha hitany mijanona ny kongonina,
ka misy volo mainty maniry eo; dia
sitrana ny kongonina; madio izy; ary
hanao azy hoe, madio, ny mpisorona.
38 Ary raha misy lehilahy, sa vehivavy,
manana mamontsina eo amy ny hoditry ny
nofony, dia mamontsina fotsy;
39 Dia hizaha ny mpisorona; ary, indro,
misy mamontsina manao valomainty fotsy
eo amy ny hoditry ny nofony; dia mamontsina
mipentimpentina maniry eo amy
ny hoditra iny; madio izy.
40 Ary izay lehilahy mihintsana volon-dohany,
sola izy; madio izy.
41 Ary raha mihintsana ny volon-dohany
manakeky ny tavany; dia mazavaray izy;
madio izy.
42 Ary raha misy aretina teramena fotsy
eo amy ny loha sola, sa mazavaray; dia
boka mivoaka amy ny lohany sola, sa amy
ny mazavarainy, iny:
43 Dia hizaha iny ny mpisorona: ary, indro,
misy mivonto amy ny aretina teramena
fotsy eo amy ny lohany sola, sa eo amy ny
mazavarainy, tahaky ny boka miseho eo
amy ny hoditry ny nofo;
44 Dia lehilahy boka izy, maloto izy;
hanao dia hanao azy hoe, maloto, ny mpisorona;
eo amy ny lohany ny aretiny.
45 Ary ny amy ny boka izay manan'
aretina, ho triarina ny fitafiany, ary ho sola
ny lohany, dia hanisy rakotra amy ny
molony ambony izy, ka hitaraina hoe,
Maloto, maloto.
46 Haloto amy ny andro rehetra izay
hananany ny aretina izy; maloto izy: hitoetra
mitokana izy; eo ivelany ny toby
no ho fonenany.
47 Ary ny fitafiana izay itoerany ny aretim-boka,
na fitafiana volon'ondry, na fitafiana
hariry;
48 Na eo amy ny am-panenomana, na eo
amy ny fahana; amy ny hariry, sa amy ny
volon' ondry; na eo amy ny hoditra, na eo
amy ny zavatra natao tamy ny hoditra;
49 Ary raha manao ho maitsomaitso, sa
ho teramena, eo amy ny fitafiana ny aretina,
sa eo amy ny hoditra, sa eo amy ny
am-panenomana, sa eo amy ny fahana,
saeo amy ny zavatra natao tamy ny hoditra;
dia aretim-boka iny, ka haseho amy
ny mpisorona iny:
50 Hizaha ny aretina ny mpisorona, ka
hanidy izay manan' aretina hafitoan'andro;
51 Ary hizaha ny aretina amy ny andro
fahafito izy; raha nihiahaka ny aretina
teo amy ny fitafiana, sa teo amy ny eo am-panenomana,
sa teo amy ny fahana, sa teo
amy ny hoditra, sa teo amy ny zava-drehetra
natao tamy ny hoditra; boka mihiady
ny aretina; maloto iny.
52 Dia handoro izany fitafian' izany, sa
ny am-panenomana sa ny fahana, izy,
volon' ondry, sa hariry, sa zavatra natao
tamy ny hoditra, izay itoerany ny aretina;
fa boka mihiady iny: hodorana amy ny
afo iny.
53 Ary hizaha ny mpisorona; ary, indro,
tsy nihiahaka teo amy ny fitafiana, sa teo

amy ny am-panenomana, sa teo amy ny fa-
hana, sa teo amy ny zavatra natao tamy
ny hoditra, ny aretina;
54 Dia handidy ny mpisorona ho sasana
izay itoerany ny aretina, ary hanidy iny
hafitoan' andro indray izy;
55 Ary hizaha ny aretina ny mpisorona,
rehefa voa sasa iny; ary, indro, tsy niova-
-tarehy ny aretina, ary tsy nihiahaka ny
aretina; dia maloto iny; hodoranao amy ny
afo iny; mihiady eo anaty, na ho sola loha,
na ho mazavaray, iny.
56 Ary raha mizaha ny mpisorona, ary,
indro, manao mivalomainty ny aretina, re-
hefa voa sasa iny; dia handriatry iny
afaka amy ny fitafiana izy, sa afaka amy
ny hoditra, sa afaka amy ny am-paneno-
mana, sa afaka amy ny fahana:
57 Ary raha mbola hita eo amy ny fita-
fiana iny, sa eo amy ny am-panenomana,
sa eo amy ny fahana, sa eo amy ny zava-
tra natao tamy ny hoditra, dia zava-mihia-
haka iny; hodoranao amy ny afo izay itoe-
rany ny aretina.
58 Ary ny fitafiana, sa ny am-paneno-
mana, sa ny fahana, sa ny zava-drehetra
natao tamy ny hoditra, izay ho sasanao, raha
niala ny aretina taminy ireny, dia ho sasana
indroa iny, ka hadio.
59 Izany no lalàny ny aretim-boka eo
amy ny fitafiana volon'ondry, sa hariry,
sa eo amy ny am-panenomana, sa eo amy
ny fahana, sa eo amy ny zavatra natao
tamy ny hoditra, hanao iny hoe, madio, sa
hanao iny hoe, maloto.

## TOKO XIV.

DIA niteny taminy Mose Iehôvah, ka nanao
hoe;
2 Izany ho lalàny ny boka amy ny an-
drony ny fanadiovana azy: ho entina ho
amy ny mpisorona izy;
3 Ary hivoaka eo ivelany ny toby ny
mpisorona; ary hizaha ny mpisorona, ary,
indro, sitrana ny boka amy ny aretim-boka;
4 Dia handidy ny mpisorona halaina, ho ami-
ny izay ho diovina, vorona roa velona, ma-
dio, ary hazo sedera, sy jaky, ary hisopy;
5 Dia handidy ny mpisorona ho vonoina ny
anankiray amy ny vorona, eo am-bilani-tany,
ambony ny rano mandeha:
6 Ny amy ny vorona velona, haka iny,
sy ny hazo sedera, sy ny jaky, ary ny hisopy,
izy, ka hanoboky ireny, sy ny vorona
velona, eo amy ny rany ny vorona izay no
vonoina teo ambony ny rano mandeha;
7 Dia hamafy izay ho diovina ho afaka
amy ny boka impito izy, ka hanao azy hoe,
madio, ary halefany ny vorona velona ho
any an-tsaha.
8 Ary izay ho diovina hanasa ny fitafiany,
sy hanaratry ny volon-dohany rehetra, ary
hanasa-tena eo amy ny rano, mba hadio izy,
ary rehefa afak' izany, dia hankany an-toby
izy, ka hitoetra eo ivelany ny lainy hafitoan'
andro.
9 Fa amy ny andro fahafito, dia hanara-
try ny volon-dohany rehetra, sy ny so-
mony, ary ny manja-masony, izy, dia hana-
ratry ny volony rehetra: ary hanasa ny fita-
fiany izy, ka hanasa ny nofony eo amy ny
rano, dia hadio izy.
10 Ary amy ny andro fahavalo, dia haka
zanak'ondri-lahy roa tsi-misy tsiny izy, ary
zanak'ondri-vavy iray tsi-misy tsiny izay
irai-taona, ary koba telo toko am-pahafo-
lony mihiaroharo solikia, ho fanatitra ho
hanina, ary solikia famaran-kely iray.
11 Ary ny mpisorona izay manadio hano-
lotry ny lehilahy izay ho diovina, sy ireny
zavatr' ireny, eo anatrehany Iehôvah eo am-
-baravarany ny trano-lainy ny fiangonana;
12 Dia haka ny zanak'ondri-lahy iray ny
mpisorona, ka hanatitra azy ho fanatitra
noho ny fahadisoana, ary solikia famaran-
-kely iray, ka hahevaheva ireny ho fanatitr'
ahevaheva eo anatrehany Iehôvah.
13 Ary hamono ny zanak'ondry izy eo
amy ny fitoerana izay hamonoany ny fana-
titra noho ny ota, sy ny fanatitra hodorana,
eo amy ny fitoera-masina; fa ho any ny
mpisorona ny fanatitra noho ny ota, toy ny
fanatitra noho ny fahadisoana; masina dia
masina iny.
14 Dia halainy ny mpisorona ny ra sa-
sany amy ny fanatitra noho ny fahadisoana,
ka hasiany ny mpisorona amy ny ravin-
-tsofin' ankavanany izay ho diovina, sy
amy ny ankiben-tànan' ankavanany, ary
amy ny ankiben-tongotr' ankavanany:
15 Dia halainy ny mpisorona ny solikia
sasany avy amy ny famaran-kely, ka hai-
diny eo am-pela-tànan' ankaviany:
16 Dia hatsoboky ny mpisorona ny rantsan-
-tànan' ankavanany eo amy ny solikia izay
eo an-tànan' ankaviany, ka hafafiny ny soli-
kia amy ny rantsan-tànany impito eo ana-
trehany Iehôvah:

17 Ary ny solikia sisa izay eo an-tànany
hanisiany ny mpisorona amy ny ravin-tso-
fin' ankavanany izay ho diovina, sy amy
ny ankiben-tànan' ankavanany, ary amy ny
ankiben-tongotr' ankavanany, eo ambony
ny rany ny fanatitra noho ny fahadisoana;
18 Ary ny solikia sisa izay eo an-tànany
ny mpisorona, haidiny amy ny lohany izay
ho diovina; ary hanao fanavotana azy ny
mpisorona eo anatrehany Iehôvah.
19 Dia hateriny ny mpisorona ny fana-
titra noho ny ota, ka hataony fanavotany
izay ho diovina ho afaka amy ny fahalo-
toany; ary rehefa afak' izany, dia hamono
ny fanatitra hodorana izy;
20 Dia hateriny ny mpisorona ny fanati-
tra hodorana, sy ny fanatitra ho hanina, eo
ambony ny fivoadiana; dia hanao fanavo
tana azy ny mpisorona, ka hadio izy.
21 Ary raha tàhiny malahelo izy, ka tsy
mahatratra be ny tànany; dia ho entiny
zanak'ondry iray ho fanatitra noho ny faha-
disoana hahevaheva, hanavana fanavotana
azy, ary koba iray toko am-pahafolony
mihiaroharo solikia ho fanatitra ho hanina,
ary solikia famaran-kely iray;
22 Ary domohina roa, sa zana-boromai-
lala roa, izay tratry ny tànany: ary ny
anankiray ho fanatitra noho ny ota, ary ny
anankiray ho fanatitra hodorana.
23 Dia hitondra ireny amy ny mpisorona
izy, amy ny andro fahavalo, ho fanadiovana
azy, ho eo am-baravarany ny trano-lainy ny
fiangonana eo anatrehany Iehôvah.
24 Dia halainy ny mpisorona ny zanak'
ondry izay ho fanatitra noho ny fahadi-
soana, ary ny solikia famaran-kely iray,
ka hahevahevany ny mpisorona ireny ho
fanatitr' ahevaheva eo anatrehany Iehôvah.
25 Dia hamono ny zanak'ondry izay ho
fanatitra noho ny fahadisoana izy, dia ha-
lainy ny mpisorona ny ra sasany amy ny
fanatitra noho ny fahadisoana, ka hasiany
amy ny ravin-tsofin' ankavanany izay ho
diovina, ary amy ny ankiben-tànan' anka-
vanany, sy amy ny ankiben-tongotr' anka-
vanany:
26 Ary haidiny ny mpisorona ny solikia
eo am-pela-tànan' ankaviany;
27 Dia hafafiny ny mpisorona amy ny
rantsan-tànan' ankavanany, ny solikia sa-
sany izay eo an-tànan' ankaviany, impito, eo
anatrehany Iehôvah:
28 Dia hasiany ny mpisorona ny solikia
sasany izay eo an-tànany amy ny ravin-
-tsofin' ankavanany izay ho diovina, ary
amy ny ankiben-tànan' ankavanany, sy
amy ny ankiben-tongotr' ankavanany, eo
ambony ny fitoerany ny rany ny fanatitra
noho ny fahadisoana;
29 Ary ny solikia sisa izay eo an-tànany
ny mpisorona, hasiany amy ny lohany izay
ho diovina, hanao fanavotana azy eo ana-
trehany Iehôvah.
30 Dia hateriny ny domohina anankiray,
sa ny zana-boromailala anankiray, izay
tratry ny tànany;
31 Dia izay tratry ny tànany, ny anan-
kiray ho fanatitra noho ny ota, ary ny
anankiray ho fanatitra hodorana, hanampy
ny fanatitra ho hanina; dia hanao fanavo-
tany izay ho diovina, eo anatrehany Iehô-
vah, ny mpisorona.
32 Izany no lalàny izay isiany ny aretim-
-boka, raha tsy tratry ny tànany ny fana-
diovana azy.
33 Dia niteny taminy Mose sy Arona
Iehôvah, ka nanao hoe;
34 Raha tonga any amy ny tany Kanana
hianareo, izay omeko anareo ho fananana,
ka hasiako ny aretim-boka eo an-trano
anankiray amy ny taniny ny fanananareo;
35 Dia hankany ny tompon-trano, ka
hilaza amy ny mpisorona, ka hanao hoe,
Ataoko fa misy toy ny aretina eo an-trano:
36 Dia handidy ny mpisorona hamboa-
rina ny trano, dieny tsy mbola hiditra ny
mpisorona hizaha ny aretina, mba tsy ha-
loto izay rehetra eo an-trano: ary rehefa
afak' izany, dia hiditra hizaha ny trano ny
mpisorona;
37 Dia hizaha ny aretina izy, ary, indro,
mandavaka ny aretina eo amy ny rindriny
ny trano, ka manao maitsomaitso sa tera-
mena, ary hita lempondempona kokoa noho
ny rindrin-trano;
38 Dia hivoaka ny mpisorona eo amy ny
trano amy ny varavarany ny trano, ka ha-
nidy ny trano hafitoan' andro;
39 Dia hiverina ny mpisorona amy ny
andro fahafito, ka hizaha; ary, indro, ni-
hiahaka ny aretina teo amy ny rindriny ny
trano;
40 Dia handidy ny mpisorona haesotra
ny vato eo aminy izay itoerany ny aretina,
ka hariana ireny ho amy ny fitoera-maloto
eo ivelany ny tanàna;
41 Dia hampikaoky ny trano eo anatiny

manodidina izy, ka hanary ny vovoka izay
voa kaoka ho amy ny fitoera-maloto eo ive-
lany ny tanàna izareo;
42 Dia haka vato hafakoa izareo, ka
hanisy ireo hisolo ireny vato ireny; ary
haka feta hafakoa izy, ka handalotry ny
trano.
43 Ary raha tàhiny tonga indray ny are-
tina, ka maniry eo an-trano, rehefa nane-
sotry ny vato izy, ary rehefa nampikaoky
ny trano izy, ary rehefa voa lalotra iny;
44 Dia hankany ny mpisorona, ka hi-
zaha, ary, indro, nihiahaka teo an-trano ny
aretina, dia boka mihiady eo an-trano iny;
maloto iny.
45 Dia handrava ny trano, ny vatony,
sy ny hazony, ary ny lalotra rehetra amy
ny trano, izy; dia hitondra *ireny* ho amy
ny fitoera-maloto eo ivelany ny tanàna
izy.
46 Ary izay miditra any an-trano amy
ny andro rehetra izay ihidiany iny, haloto
mandra-pahariva ny andro.
47 Ary izay mandry eo an-trano hanasa
ny fitafiany; ary izay mihinana eo an-trano
hanasa ny fitafiany.
48 Ary raha hiditra ny mpisorona, ka
hizaha, ary, indro, tsy nihiahaka teo an-
-trano ny aretina, rehefa voa lalotra ny
trano; dia hanao ny trano hoe, madio, ny
mpisorona, satria efa afaka ny aretina.
49 Dia hitondra vorona roa, sy hazo se-
dera, sy jaky, ary hisopy, hanadio ny trano
izy:
50 Dia hamono ny vorona anankiray eo
am-bilani-tany ambony ny rano mandeha
izy:
51 Dia haka ny hazo sedera, sy ny hi-
sopy, sy ny jaky, ary ny vorona velona,
izy, ka hanoboky ireny eo amy ny rany
ny vorona izay no vonoina, ary eo amy ny
rano mandeha, ka hamafy ny trano impito;
52 Dia hanadio ny trano amy ny rany
ny vorona, sy amy ny rano mandeha, sy
amy ny vorona velona, sy amy ny hazo
sedera, sy amy ny hisopy, ary amy ny jaky,
izy;
53 Fa handefa ny vorona velona hiala
any an-tanàna ho any an-tsaha izy, ka
hanao fanavotany ny trano; dia hadio iny.
54 Izany no lalàny ny aretim-boka re-
hetra sy ny kongonina,
55 Ary ny amy ny boka eo amy ny fita-
fiana, sy eo amy ny trano,
56 Ary ny amy ny mivonto, ary ny amy
ny kongonina, ary ny amy ny mamontsina
fotsy;
57 Hampianatra raha maloto ny savatra,
ary raha madio; izany no lalàny ny boka.

## TOKO XV.

Dia niteny taminy Mose sy Arona Iehô-
vah, ka nanao hoe;
2 Mitenena amy ny zanaky Isiraely, ka
atavy aminy hoe, Izay rehetra mitsikia
amy ny nofony, maloto izy noho ny fitsi-
hiany.
3 Ary izany no ho fahalotoany, raha mi-
tsikia izy; na mitsikia ny nofony amy ny
fitsihiany, na tampina ny nofony noho ny
fitsihiany, fahalotoany iny.
4 Maloto ny farafara rehetra izay andria-
ny ny mitsikia; ary maloto ny zava-dre-
hetra izay ipetrahany.
5 Ary izay rehetra manohiny ny farafara-
ny hanasa ny fitafiany, ka handro eo amy
ny rano, ary haloto mandra-pahariva ny
andro izy.
6 Ary izay mipetraka amy ny zavatra
izay nipetrahany ny mitsikia hanasa ny
fitafiany, ka handro eo amy ny rano, ary ha-
loto mandra-pahariva ny andro izy.
7 Ary izay manendry ny nofony ny mi-
tsikia hanasa ny fitafiany, ka handro eo amy
ny rano, ary haloto mandra-pahariva ny
andro izy.
8 Ary raha mandrora ny mitsikia amy ny
madio; dia hanasa ny fitafiany izy, ka
handro eo amy ny rano, ary haloto man-
dra-pahariva ny andro izy.
9 Ary haloto ny lasely rehetra izay itain-
genany ny mitsikia.
10 Ary izay rehetra manendry izay za-
vatra teo ambaniny, haloto mandra-pahariva
ny andro; ary izay mitondra ireny zavatr'
ireny hanasa ny fitafiany, ka handro eo
amy ny rano, ary haloto mandra-pahariva
ny andro izy.
11 Ary izay rehetra manendry ny mitsi-
kia, ka tsy nanasa ny tànany teo amy ny
rano, dia hanasa ny fitafiany izy, ka handro
eo amy ny rano, ary haloto mandra-paha-
riva ny andro izy,
12 Ary ho vakina ny vilani-tany izay no
tohiny ny mitsikia; ary ho sasana eo amy
ny rano ny fanaka hazo rehetra.
13 Ary raha madio ny mitsikia amy ny

fitsihiany; dia hametra hafitoan' andro ho amy ny fanadiovana azy izy: dia hanasa ny fitafiany, sy handro ny nofony eo amy ny rano mandeha izy, dia hadio izy.

14 Dia hitondra amy ny andro fahavalo domohina roa, sa zana-boromailala roa, izy, ka hankeo anatrehany Iehôvah ho amy ny varavarany ny trano-lainy ny fiangonana izy, ka hanolotry ireny ho any ny mpisorona:

15 Dia hanatitry ireny ny mpisorona, ny anankiray ho fanatitra noho ny ota, ary ny anankiray ho fanatitra hodorana; dia hanao fanavotana azy eo anatrehany Iehôvah ny mpisorona, noho ny fitsihiany.

16 Ary raha miala amy ny lehilahy ny azy, dia hanasa ny nofony rehetra eo amy ny rano izy; dia haloto mandra-pahariva ny andro izy:

17 Ary ho sasana eo amy ny rano ny fitafian-drehetra sy ny hoditra rehetra, izay nilatsahany ny azy; dia haloto mandra-pahariva ny andro iny.

18 Ny vehivavy koa izay handriany ny lehilahy izay latsaka ny azy, handro eo amy ny rano izy roa; dia haloto mandra-pahariva ny andro izy roa.

19 Ary raha misy vehivavy mitsikia, ka mitsikia ra eo amy ny nofony, hatokana hafitoan' andro izy; ary izay rehetra manendry azy, haloto mandra-pahariva ny andro.

20 Ary ny zava-drehetra, izay andriany amy ny fanokanana azy, haloto; ary ny zava-drehetra izay ipetrahany haloto.

21 Ary izay rehetra manendry ny farafarany, hanasa ny fitafiany, ka handro eo amy ny rano; dia haloto mandra-pahariva ny andro izy.

22 Ary izay rehetra manendry ny zavatra izay nipetrahany, hanasa ny fitafiany, ka handro eo amy ny rano; dia haloto mandra-pahariva ny andro izy.

23 Ary raha ho amy ny farafara iny, sa ho amy ny zavatra izay nipetrahany, raha manendry iny izy, dia haloto mandra-pahariva ny andro izy.

24 Ary raha misy lehilahy mandry amy ny vavy akory aza, ary mankeo amy ny lahy ny fadimbolany, dia haloto hafitoan' andro izy, ary ny farafara rehetra izay andriany haloto.

25 Ary raha misy vehivavy mitsikia ra ela, tsy amy ny androny ny fanokanana azy, sa raha misy mitsikia mihoatra noho ny androny ny fanokanana azy; dia hanahaky ny androny ny fanokanana azy ny androny ny fitsihiany rehetra amy ny fahalotoany; haloto izy.

26 Ny farafara rehetra izay andriany amy ny androny ny fitsihiany rehetra ho azy tahaky ny farafarany ny fanokanana azy; ary izay rehetra ipetrahany haloto tahaky ny fahalotoany ny fanokanana azy.

27 Ary izay rehetra manendry ireny zavatr' ireny haloto; ary hanasa ny fitafiany izy, ka handro eo amy ny rano; dia haloto mandra-pahariva ny andro izy.

28 Fa raha hadio ny vehivavy amy ny fitsihiany, dia hametra ho azy hafitoan' andro izy, ary rehefa afak' izany, dia hadio izy.

29 Ary haka he azy amy ny andro fahavalo domohina roa, sa zana-boromailala roa, izy, ka hitondra izy roa ho amy ny mpisorona ho amy ny varavarany ny trano-lainy ny fiangonana.

30 Dia hateriny ny mpisorona ny anankiray ho fanatitra noho ny ota, ary ny anankiray ho fanatitra hodorana; dia hanao fanavotany ny vavy eo anatrehany Iehôvah ny mpisorona, noho ny fitsihiany ny fahalotoany.

31 Ary hampisarahinareo ny zanaky Isiraely amy ny fahalotoany; mba tsy maty amy ny fahalotoany izareo, raha mandoto ny trano-laiko izay eo aminareo izareo.

32 Izany no lalàny ny mitsikia, sy izay miala ny azy, ka mandoto azy izany;

33 Ary ny amy ny marary ny fadimbolany, ary ny amy ny mitsikia, na lehilahy na vehivavy, ary ny aminy izay mandry amy ny vavy maloto.

## TOKO XVI.

Dia niteny taminy Mose Iehôvah, rehefa maty ny zanaky Arona roa lahy, raha nanatona teo anatrehany Iehôvah izy roa lahy, ka maty;

2 Dia niteny taminy Mose Iehôvah hoe, Lazao aminy Arona, rahalahinao, tsy hankany amy ny fitoera-masina mandrakariva eo anatiny ny fisalobonana eo anoloany ny fanaterana fanavotana, izay eo ambony ny fiara; mba tsy ho maty izy;

fa hiseho eo anatiny ny rahona ambony ny
fanaterana fanavotana Aho.
3 Izany no hidirany Arona amy ny
fitoera-masina; zanak' omby iray ho fana-
titra noho ny ota, ary ondri-lahy iray ho fa-
natitra hodorana:
4 Hitafy akanjo-be hariry masina, ary
hitafy akanjo-tongotra hariry amy ny no-
fony, ary hisikina fisikinana hariry, ary
hisatroka hamama izy; ireo no fitafia-ma-
sina; dia hanasa ny nofony eo amy ny rano
izy, ka hitafy ireny.
5 Dia halainy amy ny fiangonany ny za-
naky Isiraely osi-lahy roa ho fanatitra noho
ny ota, ary ondri-lahy iray ho fanatitra ho-
dorana.
6 Dia hateriny Arona ny omby izay ho
fanatitra noho ny ota, izay ho an-tena, ka
hanao fanavotana tena, sy ny tranony,
izy.
7 Dia halainy ny osi-lahy roa, ka hato-
lony ireny eo anatrehany Iehôvah eo am-
-baravarany ny trano-lainy ny fiangonana.
8 Dia hataony Arona filokana amy ny
osi-lahy roa, ny loka anankiray ho any Ie-
hôvah, ary ny loka anankiray ho any Aza-
zela.
9 Ary ho entiny Arona ny osy izay nila-
tsahany ny loka ho any Iehôvah, ka hate-
riny ho fanatitra noho ny ota.
10 Fa ny osy izay nilatsahany ny loka
ho any Azazela hatolotra velona eo anatre-
hany Iehôvah hanao fanavotana azy, *ka*
halefany handeha any an-efitra ho any
Azazela.
11 Ary ho entiny Arona ny omby izay
ho fanatitra noho ny ota, izay ho an-tena,
ka hanao fanavotana tena, sy ny tranony,
izy; ka ho vonoiny ny omby izay ho fa-
natitra noho ny ota, izay ho an-tena:
12 Dia halainy ny lovia feno vain' afo
amy ny fivoadiana, eo anatrehany Iehôvah,
ary zava-mani-manetona torotoroina ma-
dinikia izay zaka ny tànany, ka ho entiny
ho anatiny ny fisalobonana.
13 Dia hasiany ny zava-manetona am-
bony ny afo eo anatrehany Iehôvah, hana-
ronany ny setroky ny zava-manetona ny
fanaterana fanavotana izay eo ambony ny
Filazana, fandroa maty izy.
14 Dia hanala amy ny rany ny omby
izy, ka hafafiny amy ny rantsan-tànany
ambony ny fanaterana fanavotana miantsi-
nanana; ary hamafy ny ra amy ny rantsan-
-tànany impito eo alohany ny fanaterana
fanavotana izy.
15 Dia ho vonoiny ny osy izay ho fana-
titra noho ny ota, izay ho any ny olona, ka
ho entiny ny rany ho anatiny ny fisalobo-
nana, ary hanao amy ny rany tahaky ny
nanavany tamy ny rany ny omby izy, ka
hamafy iny eo ambony ny fanaterana fa-
navotana, sy eo alohany ny fanaterana fa-
navotana.
16 Dia hataony fanavotany ny fitoera-
-masina, ny amy ny fahalotoany ny zanaky
Isiraely, ary ny fahadisoany eo amy ny
fahotany rehetra: ary izany hataony amy
ny trano-lainy ny fiangonana, izay mitoe-
tra eo aminy, eo afovoany ny fahalotoany.
17 Ary tsy hisy olona eo amy ny trano-
-lainy ny fiangonana, raha miditra hanao
fanavotana eo amy ny fitoera-masina izy,
mandra-pivoaka izy; ary hanao fanavotana
tena sy ny mpianakaviny, ary ny fiango-
nany Isiraely rehetra, izy.
18 Dia hivoaka ho any amy ny fivoa-
diana izay eo anatrehany Iehôvah izy, ka
hanao fanavotany iny; dia haka amy ny
rany ny omby, sy amy ny rany ny osy, izy,
ka hasiany amy ny tandroky ny fivoadiana
manodidina.
19 Dia hamafy ny ra sasany aminy im-
pito amy ny rantsan-tànany izy, dia hana-
dio iny, ka hanamasiny iny ho afaka amy
ny fahalotoany ny zanaky Isiraely.
20 Ary rehefa vitany ny fanavotany ny
fitoera-masina, sy ny trano-lainy ny fian-
gonana, ary ny fivoadiana, dia hitondra ny
osy velona izy.
21 Dia hametraky ny tànany roa amy ny
lohany ny osy velona i Arona, ka haneky,
amboniny, ny heloky ny zanaky Isiraely
rehetra, sy ny fahadisoan-drehetra eo amy
ny fahotany rehetra, ka hanisy ireny amy
ny lohany ny osy, ary hampandeha iny
amy ny tànany ny lehilahy voa tendry,
hankany an-efitra.
22 Ary ny osy hitondra ny helony rehe-
tra ho any amy ny tany tsy honenana; dia
handefa ny osy hankany an-efitra izy.
23 Dia hankany amy ny trano-lainy ny
fiangonana i Arona, ka hanala ny fitafiana
hariry izay no tafiny raha nankany amy
ny fitoera-masina izy, ka hamela ireny eo.
24 Dia hanasa ny nofony amy ny rano
eo amy ny fitoera-masina anankiray izy,
ka hitafy ny fitafiany, dia hivoaka izy,

ka hanatitry ny fanatitra hodorana ho an-
-tena sy ny fanatitra hodorana ho any ny
olona, ka hanao fanavotana tena sy ny
olona.
25 Ary ny taviny ny fanatitra noho ny
ota hodorany eo ambony ny fivoadiana.
26 Ary izay nandefa ny osy ho any Aza-
zela, hanasa ny fitafiany, ka handro ny no-
fony amy ny rano, ary rehefa afak' izany,
dia hankany an-toby izy.
27 Ary ny omby izay ho fanatitra noho ny
ota, ary ny osy izay ho fanatitra noho ny ota,
izay nampidirina ny rany hanao fanavo-
tana eo amy ny fitoera-masina, hisy hiton-
dra eo ivelany ny toby, ary handoro amy
ny afo ny hodiny, sy ny nofony, ary ny
tainy, izareo.
28 Ary izay handoro ireny hanasa ny
fitafiany, ka handro ny nofony amy ny
rano, ary rehefa afak' izany, dia hankany
an-toby izy.
29 Ary ho lalàna mandrakizay ho anareo
izany: amy ny volana fahafito, amy ny ha-
foloana amy ny volana hampahorianareo ny
fanahinareo, ka tsy hanavanareo raharaha
akory; na izay tompon-tany, na izay va-
hiny mivahiny eo aminareo:
30 Fa aminy izany andro izany hanavana
fanavotana anareo hanadio anareo, mba
hadio ho afaka amy ny fahotanareo rehetra
eo anatrehany Iehôvah.
31 Ho sabata fitsaharana ho anareo iny,
ka hampahory ny fanahinareo amy ny la-
làna mandrakizay hianareo.
32 Ary ny mpisorona izay hosorany, sy
izay hatokany ho mpisorona hisolo ny
rainy, hanao fanavotana, ka hitafy ny
fitafiana hariry, dia ny fitafia-masina:
33 Dia hanao fanavotany ny fitoera-ma-
sina ny mpisorona, ka hanao fanavotany
ny trano-lainy ny fiangonana, sy ny fivoa-
diana; ary hanao fanavotany ny mpiso-
rona, sy ny olon-drehetra amy ny fiango-
nana, izy.
34 Ary ho lalàna mandrakizay ho anareo
izany, hanao fanavotany ny zanaky Isi-
raely ny amy ny fahotany rehetra, indrai-
-mandeha amy ny herin-taona. Dia na-
taony araky izay efa nandidiany Iehôvah
any Mose.

## TOKO XVII.

Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka na-
nao hoe;
2 Mitenena aminy Arona, sy amy ny
zanany, ary amy ny zanaky Isiraely rehe-
tra, ka atavy aminy hoe, Izany no zavatra
izay no didiany Iehôvah, hoe,
3 Ny olon-drehetra amy ny mpianaka-
viny Isiraely, izay mamono omby, sa za-
nak'ondry, sa osy, eo an-toby, sa izay ma-
mono eo ivelany ny toby,
4 Ary tsy hitondra iny ho am-baravarany
ny trano-lainy ny fiangonana, hanaterany fa-
natitra ho any Iehôvah eo anoloany ny
trano-lainy Iehôvah; hisy helo-dra ho any
izany olon' izany; nandatsa-dra izy; dia
ho fongorana izany olon' izany eo amy ny
olony:
5 Mba hitondra ny fanalamboadiny ny
zanaky Isiraely, izay hateriny any an-tsaha,
dia hitondra ireny ho any Iehôvah izareo,
ho am-baravarany ny trano-lainy ny fian-
gonana ho amy ny mpisorona, ary hanatitry
ireny ho fanatitra fisaorana ho any Iehô-
vah izareo.
6 Ary ny mpisorona hamafy ny ra amy
ny fivoadiany Iehôvah eo am-baravarany
ny trano-lainy ny fiangonana, ka handoro
ny tavy ho zava-mani-pofona ho any Iehô-
vah.
7 Ary tsy hanatitry ny fanalamboadiny
intsony ho any osy toy andriamanitra, izay
nijanganjangany, izareo. Izany ho la-
làna mandrakizay ho aminy hatramy ny
taranany fara-mandimby.
8 Dia hilaza aminy hianao, Ny olon-dre-
hetra amy ny mpianakaviny Isiraely, sa
amy ny vahiny izay mivahiny eo aminareo,
izay manatitra fanatitra hodorana, sa fa-
nalamboady,
9 Ary tsy hitondra iny ho am-baravarany
ny trano-lainy ny fiangonana, hanatitry iny
ho any Iehôvah, izy; dia ho fongorana
izany olon' izany eo amy ny olony.
10 Ary ny olon-drehetra amy ny mpia-
nakaviny Isiraely, sa amy ny vahiny izay
mivahiny eo aminareo, izay mihinan-dra
akory, dia hampanohitry ny tavako ny
olona izay mihinan-dra Aho, ka ho fongo-
rako eo amy ny olony izy.
11 Fa ny ainy ny nofo eo amy ny ra;
dia nomeko anareo iny ho ambony ny
fivoadiana, hanao fanavotany ny fanahi-
nareo: fa ny ra no manao fanavotany ny
fanahy.
12 Koa nilaza tamy ny zanaky Isiraely
Aho, Aza mihinan-dra na olon' iray akory

eo aminareo; ary aza mihinan-dra ny vahiny izay mivahiny eo aminareo.
13 Ary ny olon-drehetra amy ny zanaky
Isiraely, sa amy ny vahiny izay mivahiny eo aminy, izay mihiaza hisambotra biby, sa vorona, izay ho hanina, dia hanidiny ny rany izy, ka hanarom-bovoka iny:
14 Satria eo amy ny nofo rehetra ny rany,
raha miaina izy; koa nilaza tamy ny zanaky Isiraely Aho, Aza mihinany ny rany ny nofo rehetra hianareo, fa ainy ny nofo rehetra ny rany: izay rehetra mihinany iny ho fongorana.
15 Ary ny olon-drehetra izay mihinany
izay maty ho azy, sa izay no viraviraina, na tompon-tany, na vahiny; hanasa ny fitafiany izy, ka handro amy ny rano, ary haloto mandra-pahariva ny andro; dia hadio izy.
16 Fa raha tsy hanasa *ireny* izy, na han-
dro ny nofony; dia hitondra ny helony izy.

## TOKO XVIII.

DIA niteny taminy Mose Iehôvah, ka nanao hoe;
2 Mitenena amy ny zanaky Isiraely, ka
atavy aminy hoe, Izaho no Iehôvah Andriamanitrareo:
3 Aza manao araky ny fanaony ny tany
Ejipity izay nonenanareo; ary aza manao araky ny fanaony ny tany Kanana izay itondrako anareo; ary aza manaraky ny didiny.
4 Ny fitsarako no hataonareo, ary ny di-
diko no hitandremanareo, hanaraky ireny: Izaho no Iehôvah Andriamanitrareo.
5 Ary tandremo ny lalàko sy ny fitsa-
rako: raha hataon' olona ireny, dia ho velona aminy izy; Izaho no Iehôvah.
6 Aza misy manatony izay havana akeky
hianareo, handry aminy: Izaho no Iehôvah.
7 Aza mandry aminy izay nandriany ny
rainao, dia amy ny reninao; reninao izy; aza mandry aminy hianao.
8 Aza mandry amy ny vadin-drainao;
nandriany ny rainao izy.
9 Aza mandry amy ny anabavinao, za-
naky ny rainao, sa zanaky ny reninao, na teraka eo an-trano, na teraka any ivelany; aza mandry aminy.
10 Aza mandry amy ny zanaka-vaviny
ny zanakao-lahy, sa ny zanaka-vaviny ny zanakao-vavy; fa ny fandrianao nihiaviany izy roa.
11 Aza mandry amy ny zanaka-vaviny
ny vadin-drainao, teraky ny rainao: anabavinao izy; aza mandry aminy hianao.
12 Aza mandry amy ny anabavin-drai-
nao; havan-drainao akeky izy.
13 Aza mandry amy ny rahavavin-dre-
ninao; fa havan-dreninao akeky izy.
14 Aza mandry aminy izay nandriany ny
rahalahin-drainao, aza manakeky ny vadiny hianao; reninao izy.
15 Aza mandry amy ny vinantonao-vavy
hianao: vadiny ny zanakao-lahy izy: aza mandry aminy hianao.
16 Aza mandry amy ny vadin-draha-
lahinao: nandriany ny rahalahinao izy.
17 Aza mandry amy ny vehivavy, sy ny
zanani-vavy; aza maka ny zanaka-vaviny ny zanani-lahy, sa ny zanaka-vaviny ny zanani-vavy, handry aminy; havany akeky izareo: ratsy iny.
18 Ary aza mampirafy ny rahavaviny ny
vadinao, handry aminy izy roa, hampahory *ny vadinao*, raha velona izy.
19 Ary aza manatona vehivavy handry
aminy, raha maloto amy ny fadimbolany izy.
20 Ary aza mandry amy ny vadiny ny
namanao, handoto-tena aminy.
21 Ary aza mampandeha ny zanakao
akory hamaky *ny afo* ho any Moloka, ary aza manamavo ny anaran' Andriamanitrao: Izaho no Iehôvah.
22 Aza mandry amy ny lehilahy tahaky
ny fandriana amy ny vehivavy hianao; vetaveta iny.
23 Ary aza mandry amy ny biby handoto-
-tena aminy, ary aoky tsy hisy vehivavy mijanona eo alohany ny biby handriana aminy; vetaveta indrindra iny.
24 Aza mandoto-tena aminy ireny zavatr'
ireny akory hianareo; fa aminy ireny rehetr' ireny nandotoany ny firenen-tsamihafa, izay roahiko eo anoloanareo:
25 Ary naloto ny tany: dia hamangy
iny noho ny helony Aho, ary handoa ny mponina eo ny tany.
26 Ary hianareo, tandremo ny lalàko sy
ny fitsarako, ka aza manao ireny fahavetavetan' ireny akory; na tompon-tany, na vahiny izay mivahiny eo aminareo:
27 (Fa nanao ireny fahavetavetan-dre-

hetr' ireny ny tompon-tany izay teo alohanareo, ka naloto ny tany :)
28 Mba tsy handoa anareo ny tany, satria mandoto iny hianareo, tahaky ny fandoavany ny firenena izay teo alohanareo.
29 Fa ny olon-drehetra izay hanao ireny fahavetavetan' ireny akory, dia ho fongorana izay olona manao ireny, eo amy ny olony.
30 Ary tandremo ny didiko, tsy hanao ireny fanao vetaveta ireny akory, izay nataony teo alohanareo, ary aza mandoto-tena aminy ireny hianareo: Izaho no Iehôvah Andriamanitrareo.

## TOKO XIX.

Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka nanao hoe;
2 Mitenena amy ny fiangonany ny zanaky Isiraely rehetra, ka atavy aminy hoe, Aoka ho masina hianareo: satria masina Aho, Iehôvah Andriamanitrareo.
3 Samia matahotry ny reninareo sy ny rainareo, ka tandremo ireo sabatako; Izaho no Iehôvah Andriamanitrareo.
4 Aza miverina ho amy ny sampy hianareo, ary aza manao andriamanitra arendrikia hianareo; Izaho no Iehôvah Andriamanitrareo.
5 Ary raha haterinareo fanatitra fisaorana ho any Iehôvah, dia atero ho fankasitrahana anareo.
6 Amy ny andro izay anateranareo, sy ny ampitso, hihinanany iny; ary ny sisa mahatratry ny andro fahatelo, dia hodorana amy ny afo.
7 Ary raha tàhiny ho hanina akory amy ny andro fahatelo iny, dia vetaveta iny, tsy hankasitrahana iny.
8 Ary ny olon-drehetra izay mihinany iny hitondra ny helony, satria nanamavo ny zava-masina izay any Iehôvah izy; dia ho fongorana izany olon' izany eo amy ny olony.
9 —Ary raha mijinja ny fararano amy ny taninareo hianareo, aza mijinja ny anjorony ny sahanao avokoa hianao; ary aza manangony ny fitsimponany ny fararanonao avokoa.
10 Ary aza mitsimpony ny tanim-boalobokao, na manangony ny voaloboka rehetra amy ny tanim-boalobokao; hamelanao ireny ho any ny malahelo, sy ny vahiny: Izaho no Iehôvah Andriamanitrareo.
11 Aza mangalatra, na mamitaka, na mandaingia hianareo, amy ny namany avy.
12 Aza mianian-tsi-to amy ny anarako hianareo, na manamavo ny anaran' Andriamanitrao hianao; Izaho no Iehôvah.
13 Aza manambaka, na mandrombaky, ny namanao; ny tambiny izay no tambazana, tsy hitoetra alina aminao ho tratra-maraina.
14 Aza manozony ny marenina, na manisy ny mahatafintohina eo alohany ny jamba, fa matahora an' Andriamanitrao: Izaho no Iehôvah.
15 Aza manao ny tsi-marina amy ny fitsarana hianareo: aza mizaha ny tavany ny malahelo, na mena-masony ny olo-mahery; fahamarinana hitsaranao ny namanao.
16 Aza mandehandeha hilazalaza eo amy ny olonao; aza mijanona handatsany ny rany ny namanao; Izaho no Iehôvah.
17 Aza mandrafy ny rahalahinao amy ny fonao; mananara dia mananara ny namanao, ka aza avela ota hitoetra aminy.
18 Aza mamaly ratsy hianao, na manao lolom-po, aminy izay eo amy ny olonao; fa tiava ny namanao tahaky ny tenanao: Izaho no Iehôvah.
19 Tandremonareo ny lalàko: Aza mampilomy ny bibinao samihafa hianao; aza mamafy voan-javatra samihafa amy ny sahanao hianao; ary aza mitafy lamba samihafa, hariry sy volon'ondry, hianao.
20 Ary raha andrian'olona ny vehivavy izay efa andevo, voa fofon'olona ho vady, ka tsy voa avotra akory, na nalefa izy; dia ho kapohina izy; tsy ho maty izy roa, satria tsy afaka izy:
21 Ary ho entiny ny lahy ny fanatiny noho ny fahadisoana ho any Iehôvah ho eo am-baravarany ny trano-lainy ny fiangonana, dia ondri-lahy iray ho fanatitra noho ny fahadisoana:
22 Ary ny mpisorona hanao fanavotana azy, amy ny ondri-lahy izay ho fanatitra noho ny fahadisoana, eo anatrehany Iehôvah, noho ny fahotany izay nataony: ary havela ny fahotany izay nataony.
23 —Ary raha ho tonga amy ny tany hianareo, ka hamboly hazo ho hanina akory, dia hataonareo ny voan-kazony toy ny

tsi-fora: telo taona ho tahaky ny tsi-fora
ho anareo iny; tsy ho hanina iny:
24 Ary amy ny taona fahefatra dia ho
masina ny voan-kazony rehetra, hiderana
any Iehôvah:
25 Ary amy ny taona fahadimy no hihi-
nananareo ny voan-kazony, hitomboany ny
fahavokarany ho anareo: Izaho no Iehôvah
Andriamanitrareo.
26 Aza mihinan-javatra misy ra; aza
manao odi-mahery, na manao hitsakan' an-
dro.
27 Aza manaratry ny sisim-bolon-dohana-
reo, ary aza manimba ny zorony ny somo-
trao.
28 Ary aza mitetiky ny nofonareo noho
ny maty, na manao havatsa aminareo:
Izaho no Iehôvah.
29 Aza mampandoto ny zanakao-vavy,
hampijangajanga azy; fandroa hijanjanga
ny tany, ka ho feno loza ny tany.
30 Tandremo ireo sabatako, ka hajao ny
fitoerako masina: Izaho no Iehôvah.
31 Aza manaraky izay manana fanahy
mahavaly, na mitady saina amy ny mpisi-
kidy, handotoany anareo; Izaho no Iehô-
vah Andriamanitrareo.
32 Mitsangàna eo anatrehany ny fotsi-
-volo hianao, ka manajà ny tavany ny anti-
-panahy, ary matahora an' Andriamanitrao:
Izaho no Iehôvah.
33 Ary raha misy mivahiny aminao eo
amy ny taninareo, aza mampahory azy
hianareo.
34 Ho anareo ny vahiny izay mitoetra eo
aminareo tahaky ny tompon-tany amina-
reo, ary tiava azy tahaky ny tenanao; f' efa
vahiny teo amy ny tany Ejipity hianareo:
Izaho no Iehôvah Andriamanitrareo.
35 Aza manao ny tsi-marina eo amy ny
fitsarana, eo amy ny fandrefesan-damba, eo
amy ny fandanjana, sa eo amy ny famarana.
36 Mizana marina, lanja marina, famarana
marina, na amy ny maina na amy ny lena,
no hananareo; Izaho no Iehôvah An-
driamanitrareo, Izay nampivoaka anareo
tamy ny tany Ejipity.
37 Ary tandremo ny lalàko rehetra, sy
ny fitsarako rehetra, ka atavy ireny; Izaho
no Iehôvah.

## TOKO XX.

DIA niteny taminy Mose Iehôvah, ka na-
nao hoe;
2 Ary lazao amy ny zanaky Isiraely,
Izay rehetra amy ny zanaky Isiraely,
sa amy ny vahiny izay mitoetra eo amy
ny Isiraely, manome ny zanany ho any
Moloka, hatao maty dia maty: ny va-
hoaka amy ny tany hitora-bato azy.
3 Ary hampanohitry ny tavako izany
olon' izany Aho, ka ho fongorako eo amy
ny olony izy; satria nomeny ny zanany
ho any Moloka, handoto ny fitoerako ma-
sina sy hanamavo ny anarako masina.
4 Ary raha mody tsy mahita izany olon'
izany ny vahoaka amy ny tany, ka tsy
mamono azy, raha manome ny zanany ho
any Moloka izy;
5 Dia hampanohitry ny tavako izany
olon' izany, sy ny mpianakaviny, Aho, ka
ho fongorako eo amy ny olony izy, ambany
izay rehetra hijangajanga hanaraka azy,
hijangajanga aminy Moloka.
6 Ary ny olona izay manaraky izay
manana fanahy mahavaly, sy ny mpi-
sikidy, hijangajanga aminy, dia ham-
panohitry ny tavako izany olon' izany
Aho, ka ho fongorako eo amy ny olony
izy.
7 Dia hasino-tena hianareo, ka aoka ho
masina hianareo; f' Izaho no Iehôvah An-
driamanitrareo.
8 Ary tandremo ny lalàko hianareo, ka
atavy ireny; Izaho no Iehôvah, Izay ma-
hamasina anareo.
9 Fa ny olon-drehetra izay manozony ny
rainy sa ny reniny, hatao maty dia maty:
efa nanozony ny rainy, sa ny reniny, izy;
izy no hisiany ny helo-drany.
10 Ary ny olona izay mampisintaky ny
vadin' olona, dia izay mampisintaky ny
vadiny ny namany, hatao maty dia maty
ny manintaka sy ny misintaka.
11 Ary ny olona izay mandry amy ny
vadin-drainy, efa nandry taminy izay nan-
drian-drainy; hatao maty dia maty izy roa:
izy roa no hisiany ny helo-drany.
12 Ary raha misy olona mandry amy ny
vinantoni-vavy, dia hatao maty tokoa izy
roa: efa nanao fahavetavetana izy roa:
izy roa no hisiany ny helo-drany.
13 Ary raha misy olona mandry amy ny

lehilahy, tahaky ny fandry amy ny vehi-
vavy, efa nanao fahavetavetana izy roa;
hatao maty dia maty izy roa: izy roa no
hisiany ny helo-drany.
14 Ary raha misy olona maka-vady ve-
hivavy sy ny reniny, ratsy iny; hodorana
amy ny afo izy telo, mba tsy hisy izay
ratsy eo aminareo.
15 Ary raha misy olona mandry amy ny
biby, dia hatao maty tokoa izy; ary ny biby
ho vonoinareo.
16 Ary raha misy vehivavy manatony
izay biby, handriany aminy, dia ho vonoinao
ny vehivavy, sy ny biby; hatao maty dia
maty izy roa: izy roa no hisiany ny helo-
-drany.
17 Ary raha misy lehilahy maka-vady
ny anabaviny, zanaka-vavin-drainy, sa za-
naka-vavin-dreniny, ary mahita ny toe-
trany izy, ary mahita ny toetrany kosa
ny vavy, ratsy iny: dia ho fongorana eo
imasony ny olony izy roa: nandry tamy
ny anabaviny izy; hitondra ny helony
izy.
18 Ary raha misy lehilahy mandry amy
ny vehivavy izay marary fadimbolana, ka
mandry aminy; nahita ny fitsihiany izy,
ary ny vavy naneho ny fitsihiany ny rany;
dia ho fongorana eo amy ny olony izy
roa.
19 Ary aza mandry amy ny rahavavin-
-dreninao, na amy ny anabavin-drainao,
hianao; fa mandry amy ny havany akeky
izy; hitondra ny helony izareo.
20 Ary raha misy lehilahy mandry amy
ny vadiny ny rahalahin-drainy, efa nandry
taminy izay nandriany ny rahalahin-drainy
izy; hitondra ny helony izy roa; ho maty
momba izy roa.
21 Ary raha misy lehilahy maka ny va-
din-drahalahiny, maloto iny; nandry ta-
miny izay nandriany ny rahalahiny izy;
ho momba izy roa.
22 Ary tandremonareo ny lalàko rehetra,
sy ny fitsarako rehetra, ka atavy ireny;
mba tsy handoa anareo ny tany izay iton-
drako anareo hitoetra eo.
23 Ary aza manaraky ny fanaony ny
firenena izay ho roahiko eo alohanareo;
fa nanao ireo zava-drehetr' ireo izareo, koa
halako izareo.
24 F' efa nataoko taminareo hoe, Hia-
nareo handova ny taniny, ka homeko iny
ho anareo ho lova, tany izay tondraka ro-
nono sy tantely: **Izaho no Iehôvah An-
driamanitrareo, Izay nanavaka anareo tamy
ny firenen-tsamihafa.**
25 Ary manavaha ny biby madio, sy ma-
loto, ary ny vorona maloto, sy madio, hia-
nareo; ary aza mametaveta ny fanahinareo
amy ny biby, sa amy ny vorona, sa amy
ny zava-miaina rehetra izay mihietsikietsi-
kia amy ny tany, izay navahako taminareo
toy ny maloto.
26 Ary aoka ho masina ho Ahy hiana-
reo; fa masina Aho Iehôvah, ary efa na-
navaka anareo tamy ny firenen-tsamihafa
Aho, mba ho Ahy hianareo.
27 Ary lehilahy, sa vehivavy, izay ma-
nana fanahy mahavaly, sa izay mpisikidy,
hatao maty dia maty: hitora-bato azy ny
olona; izareo no hisiany ny helo-drany.

## TOKO XXI.

Dia niteny taminy Mose Iehôvah, Mite-
nena aminy ireo mpisorona, zanaky Arona,
ka atavy aminy hoe, Aoky tsy hisy haloto
amy ny maty eo amy ny olony;
2 Kanefa amy ny havany izay manakeky
azy, dia amy ny reniny, sy amy ny rainy,
sy amy ny zanani-lahy, sy amy ny zanani-
-vavy, ary amy ny rahalahiny,
3 Ary amy ny mpitovo anabaviny, izay
manakeky azy, izay tsy nanambady; izy
no hametezany haloto.
4 Tsy handoto-tena izy, hametavetan-
-tena, satria andriana eo amy ny olony izy.
5 Tsy hanasola ny lohany izareo, na ha-
naratry ny zoron-tsomotra, na hitetiky ny
nofony.
6 Ho masina ho an' Andriamaniny iza-
reo, ka aoky tsy hanamavo ny anaran' An-
driamaniny: fa manatitry ny fanatitra atao
amy ny afo ho any Iehôvah izareo, dia ha-
nina ho an' Andriamaniny; dia masina iza-
reo.
7 Aoky tsy hanambady mpijangajanga,
sa mpijejojejo, izareo: ary aoky tsy hanam-
bady vehivavy nisaorany ny lahy izareo;
fa masina ho an' Andriamaniny izareo.
8 Ary hasino izy; f' izy no manatitra
hanina ho an' Andriamanitrao; ho masina
ho anao izy; fa masina Aho Iehôvah, Izay
mahamasina anareo.
9 Ary ny zanaka-vaviny ny mpisorona,
raha mandoto-tena amy ny fijangajangana

izy, mandoto ny rainy izy; hodorana amy
ny afo izy.
10 Ary ny mpisorona be eo amy ny ra-
halahiny, izay nanidinany ny solikia fanoso-
rana tamy ny lohany, ary izay natokana hi-
tafy ny fitafiana, tsy hanala satroka amy ny
lohany, na handriatry ny akanjony, izy.
11 Ary aoky tsy hiditra amy ny fatin'
olona akory izy; aoky tsy handoto-tena
amy ny rainy, na amy ny reniny, izy.
12 Ary aoky tsy hivoaka amy ny fitoera-
-masina izy, na handoto ny fitoera-masin'
Andriamaniny; fa misatro-boninahitry ny
solik' Andriamaniny ho fanosorana izy:
Izaho no Iehôvah.
13 Ary aoka hampaka-bady izay mbola
mitovo izy.
14 Mpitondra-tena, sa vehivavy voa sao-
tra, sa jejojejo mijangajanga, aoky tsy ham-
pakatry ireo izy: fa mpitovo amy ny olony
no hampakarany.
15 Ary aoky tsy handoto ny zanany eo
amy ny olony izy; f' Izaho no Iehôvah
mahamasina azy.
16 Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka
nanao hoe;
17 Mitenena aminy Arona, ka atavy hoe,
Izay rehetra amy ny zanakao eo amy ny
taranany, manan-tsiny, aoky tsy hanatona
hanatitra hanina ho an' Andriamaniny.
18 Fa tsy hanatona izay rehetra manan-
-tsiny: jamba, sa mandringia, sa izay
petak'orona, sa izay manan' amby,
19 Sa tapa-tongotra, sa tapa-tànana,
20 Sa vokoka, sa zeny, sa izay misy tsiny
eo amy ny masony, sa tako-pery, sa kon-
gonina, sa izay torotoro vihiny.
21 Aoky tsy hanakeky ny olon-drehetra
izay misy tsiny, eo amy ny zanaky Arona
mpisorona, hanatitra fanatitra atao amy ny
afo ho any Iehôvah: misy tsiny izy: tsy ha-
nakeky hanatitra hanina ho an' Andriama-
niny izy.
22 Aoky hihinany ny hanina an' Andria-
maniny, avy aminy izay zavatra masin' in-
drindra, sy izay zavatra masina, izy.
23 Kanefa tsy mbola hiditra amy ny fisa-
lobonana, na hanatony ny fivoadiana, izy,
satria manan-tsiny izy; mba tsy handoto
ny fitoerako masina izy; f' Izaho no Ie-
hôvah mahamasina anareo.
24 —Dia niteny Mose taminy Arona, sy
tamy ny zanany, ary tamy ny zanaky
Isiraely rehetra.

## TOKO XXII.

Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka na-
nao hoe;
2 Mitenena aminy Arona sy amy ny za-
nany, mba hanavaka-tena amy ny zava-
-masina omeny ny zanaky Isiraely izareo,
ka tsy hanamavo ny anarako masina, ny
amy ny zavatra izay hasininy ho Ahy;
Izaho no Iehôvah.
3 Atavy aminy hoe, Izay rehetra amy ny
zanakareo rehetra eo amy ny taranakareo,
mankany amy ny zava-masina izay ha-
sininy ny zanaky Isiraely ho any Iehôvah,
ka maloto izy; dia ho fongorana eo ana-
trehako izany olon' izany; Izaho no Iehô-
vah.
4 Izay rehetra boka, sa mitsikia, eo amy
ny zanaky Arona, tsy hihinany ny zava-
-masina, mandra-pahadio izy. Ary izay
rehetra manendry zavatra akory maloto
amy ny maty, sa lehilahy izay ialany ny azy;
5 Sa izay manendry zava-mandady akor
izay mahaloto azy, sa lehilahy izay ma-
haloto azy, na inona na inona ny fahaloto-
toany;
6 Ny olona izay manendry izany haloto
mandra-pahariva ny andro, ka tsy hihinana
amy ny zava-masina, raha tsy hanasa ny
nofony amy ny rano izy.
7 Ary raha milentikia ny masoandro, dia
hadio izy, ary rehefa afak' izany, dia hihi-
nana amy ny zava-masina izy; satria ha-
niny iny.
8 Izay maty ho azy, sa izay viraviraina,
tsy ho haniny, handotoana azy: Izaho no
Iehôvah.
9 Ary aoky hitandriny ny lalàko izareo,
fandroa hitondra ota noho iny izareo, ka
maty iny, raha mametaveta iny izareo:
Izaho no Iehôvah mahamasina azy.
10 Ary ny vahiny rehetra tsy hihinana
amy ny zava-masina; mpivahiny amy ny
mpisorona, sa mpanompo tambazana, tsy
hihinana amy ny zava-masina.
11 Fa raha mividy olona ny mpiso-
rona amy ny volany, dia hihinany iny
izy, ambany izay teraka eo an-tranony;
hihinana amy ny haniny ny mpisorona
izareo.
12 Ary raha nanambady vahiny ny za-
naka-vaviny ny mpisorona, tsy hihinana
amy ny fanatitra avy amy ny zava-masina
izy.

13 Fa raha tàhiny mpitondra-tena, sa voa saotra, ny zanaka-vaviny ny mpisorona, ka tsy manan' anaka izy, dia hody any an-tranon-drainy izy, tahaky ny tamy ny fitoviany; hihinany ny hanin-drainy izy; fa aoky tsy hisy vahiny hihinany iny.

14 Ary raha misy olona hihinana amy ny zava-masina amy ny tsi-fahalalana, dia hanampy ny fahadiminy aminy izy, ka homeny iny ny mpisorona, ambany ny zava-masina.

15 Ary tsy hametaveta ny zava-masiny ny zanaky Isiraely, izay ateriny ho any Iehôvah, izareo;

16 Na hampitondra azy ny heloky ny fahadisoana, raha mihinany ny zava-masiny izareo; f' Izaho no Iehôvah mahamasina azy.

17 —Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka nanao hoe;

18 Mitenena aminy Arona, sy amy ny zanany, ary amy ny zanaky Isiraely rehetra, ka atavy aminy hoe, Raha misy eo amy ny mpianakaviny Isiraely, sa eo amy ny vahiny amy ny Isiraely, izay manatitry ny fanatiny noho ny voadiny rehetra, ary noho ny fanati-tsitra-pony rehetra, izay hateriny ho any Iehôvah ho fanatitra hodorana,

19 Dia ho lahy tsi-misy tsiny eo amy ny omby, eo amy ny ondry, sa eo amy ny osy, iny, hankasitrahana anareo.

20 Izay rehetra misy tsiny tsy haterinareo; fa tsy hankasitrahana anareo iny.

21 Ary raha misy manatitra fanatitra fisaorana ho any Iehôvah, hanefany voady, sa fanati-tsitra-po, eo amy ny omby, sa eo amy ny ondry, dia ho tsi-misy tsiny iny, hankasitrahana: ho tsi-misy tsiny iny.

22 Jamba, sa tapaka, sa kilemaina, sa kiamboina, sa tako-pery, sa kongonina, dia ireny tsy haterinareo ho any Iehôvah; na ireny hanavanareo fanatitra amy ny afo eo ambony ny fivoadiana ho any Iehôvah.

23 Omby, sa ondry, sa osy, izay manan' amby, sa tsy tanteraka amy ny momba ny tena, azo haterinao ho fanati-tsitra-po; fa ho amy ny voady tsy hankasitrahana iny.

24 Aza manatitra ho any Iehôvah izay mikiaka vihiny, sa maratra, sa torotoro, sa didiana; ary aza ataonareo eo amy ny taninareo izany.

25 Ary ireny rehetr' ireny avy amy ny tànany ny vahiny tsy hanateranareo hanina ho an' Andriamanitrareo; satria mahalo ireny; manan-tsiny ireny; tsy hankasitrahana anareo ireny.

26 Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka nanao hoe;

27 Raha teraka omby, sa ondry, sa osy, dia hitoetra amy ny reniny hafitoan' andro izy; ary hatramy ny andro fahavalo noho miakatra, hankasitrahana iny ho fanatitra atao amy ny afo ho any Iehôvah.

28 Ary ombi-vavy, sa ondri-vavy, tsy ho vonoinareo indrai-andro iny sy ny zanany.

29 Ary raha manatitra fanatitra hisaorana ho any Iehôvah hianareo, manatera iny hankasitrahana anareo.

30 Aminy izany andro izany hihinanany iny; aza mahasisa na kely akory hahatratry ny ampitso; Izaho no Iehôvah.

31 Ary tandremonareo ny didiko, ka atavy ireny; Izaho no Iehôvah.

32 Ary aza manamavo ny anarako masina; f' Izaho ho hasinina eo amy ny zanaky Isiraely: Izaho no Iehôvah, Izay mahamasina anareo,

33 Izay nampivoaka anareo tamy ny tany Ejipity, mba ho Andriamanitrareo; Izaho no Iehôvah.

## TOKO XXIII.

Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka nanao hoe;

2 Mitenena amy ny zanaky Isiraely, ka atavy aminy hoe, Ny amy ny fanasana araky ny fotoana ho any Iehôvah, izay ho torinareo ho fihaonana masina, dia ireo no fanasako araky ny fotoana.

3 Heneman' andro no hanavan-drahara-raha: fa amy ny andro fahafito no sabata fitsaharana, fihaonana masina; aza manao raharaha akory hianareo; sabatany Iehôvah eo amy ny fonenanareo rehetra iny.

4 Ireo no fanasana araky ny fotoana ho any Iehôvah, dia fihaonana masina izay ho torinareo amy ny fotoany.

5 Amy ny *andro* fahefatra amby ny folo amy ny volana voalohany, hariva, no pasaka any Iehôvah.

6 Ary amy ny andro fahadimy amby ny folo aminy izany volan' izany, no fanasany ny mofo tsi-masirasira ho any Iehôvah;

hafitoan' andro hihinananareo mofo tsi-masi-
rasira.
7 Amy ny andro voalohany hananananareo
fihaonana masina; aza manao raharaha fa-
nompoana akory hianareo.
8 Fa manatera fanatitra atao amy ny afo
ho any Iehôvah hafitoan' andro hianareo:
amy ny andro fahafito dia hisy fihaonana
masina; aza manao raharaha fanompoana
akory hianareo.
9 —Dia niteny taminy Mose Iehôvah,
ka nanao hoe;
10 Mitenena amy ny zanaky Isiraely, ka
atavy aminy hoe, Raha ho tonga any amy
ny tany izay omeko anareo, ka hijinja ny fa-
rarano eo hianareo, dia ho entinareo amboara
iray amy ny voaloham-bokatry ny farara-
nonareo, amy ny mpisorona:
11 Ary hanevaheva ny amboara eo
anatrehany Iehôvah izy, hankasitrahana
anareo: amy ny ampitso manaraky ny sa-
bata hanevahevany ny mpisorona iny.
12 Ary manatera, amy ny andro izay ha-
nevahevanareo ny amboara, zanak'ondry
tsi-misy tsiny izay irai-taona, ho fanatitra
ho any Iehôvah.
13 Ary ny fanatitra ho hanina momba
iny, ho koba roa toko am-pahafolony *ny efa-
ha* mihiaroharo solikia, fanatitra atao amy
ny afo, ho zava-mani-pofona, ho any Iehô-
vah: ary ny fanatitr' aidina momba iny,
ho divay fahefatry ny famarana hina.
14 Ary aza mihinana mofo, na vary voa
endy, na salohim-bary maitso, hatramy ny
andro izay hitondranareo fanatitra ho an'
Andriamanitrareo; ho lalàna mandrakizay
amy ny taranakareo fara-mandimby iny,
eo amy ny fonenananareo rehetra.
15 Ary manisà ho anareo hatramy ny
ampitso manaraky ny sabata, dia hatramy
ny andro izay nitondranareo ny amboara
ho fanatitr' ahevaheva; ho tanteraka he-
rinandro fito.
16 Dia hatramy ny ampitso manaraky ny
sabata fahafito hanisanareo andro dimam-
-polo: ary atero fanatitra vaovao ho hanina
ho any Iehôvah.
17 Avoahy amy ny fonenananareo, am-
pempa roa amy ny roa toko am-pahafolony
*ny efaha*, hahevaheva; hatao amy ny koba
ireny; hendasana amy ny masirasira ireny;
voaloham-bokatra ho any Iehôvah ireny.
18 Ary atero ambany ny mofo, zanak'
ondry fito tsi-misy tsiny, izay irai-tao-
na, sy zanak'omby iray, ary ondri-lahy
roa: ho fanatitra hodorana ho any Iehôvah
ireny, ambany ny fanatitra ho hanina
momba ireny, sy ny fanatitr' aidina
momba ireny, ho fanatitra atao amy ny
afo, ho zava-mani-pofona ho any Iehôvah.
19 Dia manatera osy iray ho fanatitra
noho ny ota, ary zanak'ondry roa izay irai-
-taona, ho fanatitra fisaorana.
20 Ary ny mpisorona hanevaheva ireny
ambany ny mofo amy ny voaloham-boka-
tra, ho fanatitr' ahevaheva eo anatrehany
Iehôvah, ambany ny zanak'ondry roa; ho
masina ho any Iehôvah ho amy ny mpiso-
rona ireny.
21 Ary mitoria hianareo aminy izany
andro izany fihaonana masina ho anareo;
aza manao raharaha fanompoana akory
hianareo; ho lalàna mandrakizay amy ny
taranakareo fara-mandimby iny, eo amy ny
fonenananareo.
22 Ary raha mijinja ny fararanony ny
taninareo hianareo, aza mariry avokoa ny
sisiny ny sahanao raha mijinja hianao, na
manangony izay tsimponina amy ny fara-
ranonao; avelao ho any ny malahelo sy ny
vahiny ireny; Izaho no Iehôvah Andria-
manitrareo.
23 —Dia niteny taminy Mose Iehôvah,
ka nanao hoe;
24 Mitenena amy ny zanaky Isiraely, ka
atavy hoe, Amy ny volana fahafito, amy ny
*andro* voalohany amy ny volana, hananana-
reo sabata, fanenon-trompetra, ho fahatsia-
rovana, fihaonana masina.
25 Aza manao raharaha fanompoana
akory hianareo; fa atero fanatitra atao
amy ny afo ho any Iehôvah.
26 —Dia niteny taminy Mose Iehôvah,
ka nanao hoe;
27 Ary amy ny hafoloana aminy izany
volan' izany, ho andro hanavana fanavo-
tana; ho fihaonana masina ho anareo iny;
ary ampahorio ny fanahinareo, ka atero
fanatitra atao amy ny afo ho any Iehôvah
hianareo.
28 Ary aza manao raharaha akory aminy
izany andro izany hianareo; fa andro ha-
navana fanavotana iny, hanao fanavotana
anareo, eo anatrehany Iehôvah Andriama-
nitrareo.
29 Fa ny olon-drehetra izay tsy ho ory
aminy izany andro izany, ho fongorana eo
amy ny olony izy.

30 Ary ny olon-drehetra izay hanao ra-
haraha akory aminy izany andro izany, dia
ho fongorako eo amy ny olony izany olon'
izany.
31 Aza manao raharaha akory: ho la-
làna mandrakizay amy ny taranakareo
fara-mandimby iny, eo amy ny fonenana-
reo rehetra.
32 Ho sabata fitsaharana ho anareo iny,
ary hampahory ny fanahinareo hianareo;
amy ny hasiviana amy ny volana, ra-
hariva, dia hatramy ny hariva ka hatramy
ny hariva, hitandremanareo ny sabatana-
reo.
33 —Dia niteny taminy Mose Iehôvah,
ka nanao hoe;
34 Mitenena amy ny zanaky Isiraely,
ka atavy hoe, Amy ny andro fahadimy
amby ny folo aminy izany volana fahafito
izany, dia ho fanasany ny trano-afindra ha-
fitoan' andro, ho any Iehôvah.
35 Amy ny andro voalohany ho fihaonana
masina; aza manao raharaha fanompoana
akory hianareo.
36 Hafitoana hanateranareo fanatitra
atao amy ny afo ho any Iehôvah: amy ny
andro fahavalo ho fihaonana masina ho
anareo; ka hanatitra fanatitra atao amy ny
afo ho any Iehôvah hianareo: fiangonana
masina iny; aza manao raharaha fanom-
poana akory hianareo.
37 Ireo no fanasàna araky ny fotoana ho
any Iehôvah, izay ho torinareo ho fihao-
nana masina, hanaterana fanatitra atao amy
ny afo ho any Iehôvah, fanatitra hodorana,
sy fanatitra ho hanina, fanalamboady, sy
fanatitr' aidina, izy rehetra amy ny fo-
toany;
38 Hanampy ireo sabata any Iehôvah,
ary hanampy ny zavatr' omenareo, ary
hanampy ny voadinareo rehetra, ary ha-
nampy ny fanati-tsitra-ponareo rehetra, izay
omenareo ho any Iehôvah.
39 Ary amy ny andro fahadimy amby ny
folo amy ny volana fahafito, raha mampi-
ditry ny vokatry ny tany hianareo, dia tan-
dremo fanasana araky ny fotoana ho any
Iehôvah hafitoana hianareo: amy ny andro
voalohany ho sabata, ary amy ny andro
fahavalo ho sabata.
40 Ary alao ho anareo amy ny andro voa-
lohany rantsan-kazo mamoa, sampan-drofia,
ary sampan-kazo mikirindro, ary vilo hazo
amy ny renirano; ary mifalia eo anatre-
hany Iehôvah Andriamanitrareo hafitoana
hianareo.
41 Ary tandremo iny ho fanasana ho any
Iehôvah hafitoana amy ny herintaona hia-
nareo. Ho lalàna mandrakizay eo amy
ny taranakareo iny; tandremo iny amy ny
volana fahafito hianareo.
42 Mitoera eo an-trano-afindra hafitoana
hianareo; hitoetra eo an-trano-afindra ny
tompon-tany rehetra amy ny zanaky Isi-
raely;
43 Mba ho fantatry ny taranakareo fa
nampitoetry ny zanaky Isiraely teo an-
-trano-afindra Aho, raha nampivoaka azy
tamy ny tany Ejipity Aho; Izaho no Ie-
hôvah Andriamanitrareo.
44 —Ary Mose nanambara tamy ny
zanaky Isiraely ny fanasana araky ny fo-
toana ho any Iehôvah.

## TOKO XXIV.

Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka na-
nao hoe;
2 Mandidia ny zanaky Isiraely, hitondra
solikia tsara amy ny oliva voa vely ho
anao ho amy ny fahazavana, hampirehetan
ny fanilo mandrakariva.
3 Eo ivelany ny fisalobonany ny Fila-
zana, eo an-trano-lainy ny fiangonana, han-
daharany Arona iny, *hirehitra* hatramy ny
hariva ka hatramy ny maraina, eo anatre-
hany Iehôvah mandrakariva; ho lalàna
mandrakizay eo amy ny taranakareo *iny*.
4 Aoka handahatry ny fanilo ambony ny
fitoeran-jiro tsara, eo anatrehany Iehôvah
mandrakariva, izy.
5 Ary alao koba, ka endazo iny ho am-
pempa roa amby ny folo; roa toko am-
-pahafolony *ny efaha* hanavana ampempa
iray.
6 Ary mandahara ireny ho làlana roa,
enina amy ny làlan' iray, ambony ny lata-
batra tsara eo anatrehany Iehôvah.
7 Ary asivy zava-manitra madio amy ny
isan-dàlana, ary ho eo ambony ny mofo ho
fahatsiarovana, dia fanatitra atao amy ny
afo ho any Iehôvah.
8 Isan-tsabata handaharany iny eo ana-
trehany Iehôvah mandrakariva, omeny ny
zanaky Isiraely, araka fanekena mandra-
kizay.
9 Ary ho any Arona sy ny zanany iny;
dia hihinany iny eo amy ny fitoera-masina
anankiray izareo: fa masina dia masina

ho azy amy ny fanatitra atao amy ny afo,
araka lalàna mandrakizay, iny.
10 —Dia nivoaka teo amy ny zanaky
Isiraely ny anankiray, ny reniny vehivavy
Isiraely, ary ny rainy lehilahy Ejipity: dia
nifanditra teo an-toby io zanaky ny vehi-
vavy Isiraely io, sy lehilahy Isiraely.
11 Dia nanompa ny anarany *Iehôvah* ny
zanaky ny vehivavy Isiraely, ka nanozona.
Dia nitondra azy taminy Mose izareo;
(ary Selomita, zanaka-vaviny Dibiry avy
tamy ny fireneny Dana, no anarany ny re-
niny.)
12 Dia nanisy azy teo an-trano-maizina
izareo, mandra-pahambarana azy ny va-
vany Iehôvah.
13 Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka
nanao hoe;
14 Avoahy izay nanozona ho eo ivelany ny
toby, ary aoky izay rehetra nandre hame-
traky ny tànany amy ny lohany, ary aoky
hitora-bato azy ny fiangonan-drehetra.
15 Ary mitenena amy ny zanaky Isiraely,
ka atavy hoe, Izay rehetra manozona an'
Andriamaniny hitondra ny helony.
16 Ary izay manompa ny anarany Iehô-
vah, hatao maty dia maty; hitora-bato azy
tokoa ny fiangonan-drehetra; ny vahiny
toy ny tompon-tany, raha manompa ny
anarana, hatao maty izy.
17 Ary izay mamono olona hatao maty
dia maty.
18 Ary izay mamono biby hanonitry iny;
biby hisolo ny biby.
19 Ary raha misy olona manakilema ny
namany; toy izay nataony no hatao aminy
kosa;
20 Tapaka hisolo ny tapaka, maso hisolo
ny maso, nify hisolo ny nify: tahaky ny
kilema nasiany tamy ny olona no hasiana
aminy kosa.
21 Ary izay mamono biby hanonitry
iny, ary izay mamono olona, hatao maty
izy.
22 Lalàna iray ho anareo, ho amy ny
vahiny sy ny tompon-tany; f' Izaho no
Iehôvah Andriamanitrareo.
23 Dia niteny Mose tamy ny zanaky
Isiraely, ka namoaky izay efa nanozona ho
eo ivelany ny toby izareo, ka nitora-bato
azy. Dia nataony ny zanaky Isiraely araky
izay efa nandidiany Iehôvah any Mose.

## TOKO XXV.

Dia niteny taminy Mose Iehôvah tany an-
-tendrombohitra Sinay, ka nanao hoe;
2 Mitenena amy ny zanaky Isiraely, ka
atavy aminy hoe, Raha ho tonga hianareo
any amy ny tany izay omeko anareo, dia
hitandrina sabata ho any Iehôvah ny tany.
3 Enina taona hamafazanao ny sahanao,
ary enina taona hanamboaranao ny tanim-
-boalobokao, sy hanangonanao ny voany;
4 Fa amy ny taona fahafito ho sabata
fitsaharana ho any ny tany, sabata ho any
Iehôvah: aza mamafy ny sahanao hianao,
ary aza mamboatry ny tanim-boalobokao
hianao.
5 Aza mijinja izay maniry avy amy ny
fararanonao lasa, ary aza manangony ny
voaloboka avy aminy izay tsy namboari-
nao; ho taona fitsaharana ho any ny tany
iny.
6 Ary ny sabatany ny tany hanome ha-
nina ho anareo; ho anao, sy ho any ny
ankizi-lahinao, sy ho any ny ankizi-vavi-
nao, sy ho any ny mpanomponao tamba-
zana, ary ho any ny vahiny izay mitoetra eo
aminao;
7 Ary ho any ny ombinao, sy ho any ny
biby izay eo amy ny taninao: ho hanina
izay vokatra rehetra eo.
8 Ary manisà taona-fitsaharana fito ho
anao, impito fito taona; ary aoka ho anao
ny fotoany ny taona-fitsaharana fito, dia
sivy amby efa-polo taona.
9 Dia mampanenoa ny trompetra maheri-
-feo amy ny hafoloana amy ny volana faha-
fito; amy ny andro fanavotana hampane-
noanareo ny trompetra eo amy ny tanina-
reo rehetra.
10 Ary hasinonareo ny taona fahadimam-
-polo, ka torio fandefasana eo amy ny tany
ho any ny mponina rehetra eo; Iobily ho
anareo iny; ary samia miverina hianareo
rehetra any amy ny fananany, ary samia
miverina hianareo any amy ny mpianaka-
viny avy.
11 Iobily ho anareo izany fahadimam-
-polo taona izany; aza mamafy hianareo,
ary aza mijinja izay maniry eo avy amy ny
fararano lasa, ary aza manangona avy ami-
ny izay tsy namboarinao:
12 Fa Iobily iny; ho masina ho anareo
iny; avy amy ny saha no hihinananareo
ny fahavokarany.

13 Aminy izany taona Iobily izany hive-
renanareo, samy ho amy ny fananany avy.
14 Ary raha mivaro-javatra amy ny na-
manao hianao, sa mividy zavatra amy ny
tànany ny namanao hianao, aza mifandresy
varotra hianareo.
15 Araky ny isany ny taona rehefa afaka
ny Iobily, hividianao amy ny namanao;
araky ny isany ny taonany ny fahavokarana
hivarotany aminao.
16 Araky ny hamarony ny taona hampi-
tomboanao ny fividiny, ary araky ny ha-
vitsiny ny taona hanakelezanao ny fivi-
diny; fa araky ny isany ny *taona* fahavo-
karana ivarotany aminao.
17 Ary aza mifandresy varotra hianareo;
fa matahora an' Andriamanitrao hianao;
f' Izaho no Iehôvah Andriamanitrareo.
18 Ary atavy ny lalàko, ary tandremo ny
fitsarako; ka atavy ireny: dia hitoetra soa
aman-tsara amy ny tany hianareo.
19 Ary ny tany hahavoka-javatra, dia hi-
hinana ho voky hianareo, ka hitoetra eo soa
aman-tsara.
20 Ary, fandroa hataonareo hoe, Inona
no ho haninay amy ny taona fahafito? in-
dro, tsy mamafy izahay, na manangony ny
vokatray;
21 Dia halatsako ny fitahiako aminareo
amy ny taona fahenina, dia hahavokatra ho
telo taona iny.
22 Ary hamafy amy ny taona fahavalo
hianareo, ka hihinany ny vokatr' ela, man-
dra-pihiavy ny taona fahasivy; hihinany
ny ela hianareo, mandra-pihiditra ny vo-
katr' eo.
23 Ary ny tany tsy hamidy ho varo-maty
mandrakizay; fa Ahy ny tany; fa vahiny
sy mpitoetra amiko hianareo.
24 Ary avelanareo ho azo hanavotana ny
tany, eo amy ny tany rehetra amy ny fana-
nanareo.
25 Raha tàhiny mihialahelo ny rahala-
hinao, ka namidiny ny fananany akory, ary
raha misy havany akeky avy hanavotry
iny, dia aoka hanavotry izay namidiny ny
rahalahiny izy.
26 Ary raha tsy manan'olona hanavotra
ny lehilahy, ary izy tena mahatratry ny fa-
navotany iny;
27 Dia aoka hanisa ny taonany ny fiva-
rotany iny izy, ka hanonitry ny sisa ho any
ny lehilahy izay nivarotany iny; ka hody
any amy ny fananany izy.
28 Fa raha tsy mahonitry *iny* ho azy
izy, dia izay namidiny, hitoetra eo an-tà-
nany izay nividy iny, mandra-pihiavy ny
taona Iobily; ary ho afaka eo amy ny Io-
bily iny, ka hody amy ny fananany izy.
29 Ary raha misy olona mivarotra trano
itoerana eo an-tanàna mirova, dia hahazo
hanavotry iny amy ny herintaona manan-
tolo, rehefa namidy iny, izy; amy ny he-
rintaona manantolo hahazoany hanavotry
iny.
30 Ary raha tsy hanavotana iny amy ny
herintaona manantolo, dia hitoetra ny
trano izay eo an-tanàna mirova ho varo-
-maty mandrakizay, ho any izay nividy iny,
hatramy ny taranany fara-mandimby: tsy
ho afaka eo amy ny Iobily iny.
31 Fa ny trano eo am-bohitra izay tsy
mirova manodidina, hatao tahaky ny saha
amy ny tany; ho azo havotana ireny, ary
ho afaka eo amy ny Iobily ireny.
32 Kanefa ny tanàny ny zanaky Levy;
ny trano eo an-tanàny ny fananany, ho
azo hanavotany ny zanaky Levy mandra-
kariva.
33 Ary raha misy olona mividy amy ny
zanaky Levy, dia ho afaka eo amy ny
Iobily ny trano izay namidy, sy ny ta-
nàny ny fananany: fa ny trano eo an-ta-
nàny ny zanaky Levy no fananany eo amy
ny zanaky Isiraely.
34 Fa tsy hamidy ny saha malalaka ma-
nodidiny ny tanàny; fa fananany mandra-
kariva iny.
35 Ary raha mihialahelo ny rahalahinao,
ka reraka ny tànany aminao: dia hamonj
azy hianao; na vahiny, na mpitoetra izy;
mba ho velona aminao izy.
36 Aza maka zana-bola sa tombo aminy
hianao; fa matahora an' Andriamanitrao
hianao; mba ho velona aminao ny rahala-
hinao.
37 Aza mampanàna-vola aminy hianao,
ary aza mampisambotra hanina hitom-
boana.
38 Izaho no Iehôvah Andriamanitrareo,
Izay nampivoaka anareo tamy ny tany
Ejipity, hanome anareo ny tany Kanana,
mba ho Andriamanitrareo.
39 Ary raha mihialahelo ny rahalahinao
eo aminao, ka amidy aminao; aza manery
azy hanompo tahaky ny andevo.
40 Hitoetra eo aminao tahaky ny mpa-
nompo tambazana, *ary* tahaky ny mpiva-

hiny, izy: hatramy ny taona Iobily no ha-
nompoany anao.
41 Ary hiala aminao izy, dia izy sy ny
zanany koa, ary hody amy ny mpiana-
kaviny izy, ary hiverina ho any amy ny
fananany ny razany izy.
42 Fa mpanompoko izay navoako tamy
ny tany Ejipity izareo: tsy hamidy tahaky
ny andevo izareo.
43 Aza mampanompo azy fatratra hia-
nao; fa matahora an'Andriamanitrao.
44 Ary ny amy ny andevo-lahinao sy ny
andevo-vavinao izay ho aminao, amy ny
firenen-tsamihafa izay manodidina anao,
hividianareo andevo-lahy, sy andevo-vavy.
45 Ary amy ny zana-bahiny izay miva-
hiny eo aminareo, dia aminy hividianareo,
ary amy ny mpianakaviny izay eo amina-
reo, izay aterany eo amy ny taninareo; ary
ho fanananareo izareo.
46 Ary hampandova ny zanakareo azy
hianareo, handimby anareo, handova ho
fananana: ho andevonareo mandrakizay
izareo: fa ny amy ny rahalahinareo, za-
naky Isiraely, aza mifampanompo fatratra
hianareo.
47 Ary raha tàhiny hanan-karena eo ami-
nao ny mpitoetra, sa vahiny, ary hihia-
lahelo ny rahalahinao eo aminy, ary hi-
varo-tena amy ny vahiny, *sa* mpitoetra
izay eo aminao, sa amy ny zanaky ny
mpianakaviny ny vahiny:
48 Rehefa namidy izy, azo havotana
izy: ny anankiray amy ny rahalahiny ha-
navotra azy:
49 Sa ny rahalahin-drainy, sa ny zanaky
ny rahalahin-drainy hanavotra azy, sa izay
havany manakeky azy amy ny mpianaka-
viny hanavotra azy; sa raha mahatratra
ny tànany, dia hanavo-tena izy.
50 Ary hanisa aminy izay nividy azy,
hatramy ny taona izay nivarotana azy, ka
hatramy ny taona Iobily, izy: ary hatao
ny fividiny ny fivarotana azy araky ny
isany ny taona; araky ny fotoany ny mpa-
nompo mitamby hanavana azy.
51 Raha maro ny taona sisa araky ireny,
dia haveriny ny fividiny ny fanavotana
azy avy amy ny vola izay nividiana azy.
52 Ary raha vitsy ny taona sisa hatramy
ny taona Iobily, dia hanisa aminy izy;
araky ny taonany, dia haveriny ny fividiny
ny fanavotana azy.
53 Ho aminy izy tahaky ny mpanompo
tambazana isan-taona; taoky sy hampa-
nompo azy fatratra eo imasonao izy.
54 Ary raha tsy voa avotra taminy ireny
*taona* ireny, dia ho afaka eo amy ny taona
Iobily izy, dia izy, sy ny zanany koa.
55 Fa mpanompo Ahy ny zanaky Isi-
raely: mpanompoko izay navoako tamy
ny tany Ejipity izareo; Izaho no Iehôvah
Andriamanitrareo.

## TOKO XXVI.

Aza manao sampy hianareo; ary aza ma-
nangana endri-javatra soritana, na endri-
-javatra atsangana, hianareo; ary aza ma-
norina endri-javatra vato eo amy ny tani-
nareo, hiondrehany iny; f' Izaho no Iehô-
vah Andriamanitrareo.
2 Tandremo ireo sabatako, ary hajao ny
fitoerako masina hianareo; Izaho no Iehô-
vah.
3 Raha manaraky ny lalàko hianareo,
ary mitandriny ny didiko hianareo, ka ma-
nao ireny;
4 Dia hanome anareo ranonorana amy ny
fotoany Aho, ary hahavoka-javatra ny
tany, ary hamoa ny hazo any an-tsaha.
5 Ary ny vary velezinareo hahatratry
ny fotoam-boaloboka, ary ny fotoam-boalo-
boka hahatratry ny fotoana famafazana; dia
hihinana mofo ho voky hianareo, ka hitoe-
tra soa aman-tsara eo amy ny taninareo.
6 Ary homeko fihiavanana eo amy ny
tany, ka handry hianareo, ary tsy hisy
hampatahotra, ary hampitsahatry ny biby
ratsy amy ny tany Aho, ary ny sabatra tsy
handeha hitety ny taninareo.
7 Dia hanenjiky ny fahavalonareo hiana-
reo, ka ho lavon-tsabatra eo alohanareo
izareo.
8 Ary dimy aminareo hanenjikia zato, ary
zato aminareo hampandositra iray alina;
ary ny fahavalonareo ho lavon-tsabatra eo
alohanareo.
9 Fa hijery anareo Aho, ka hampitombo
anareo, sy hanamaro anareo, ary hampitoe-
try ny fanekeko aminareo Aho.
10 Ary hininana tranainy hianareo, ary,
noho ny vaovao hamoahanareo ny tra-
nainy.
11 Ary hanangany ny trano-laiko eo ami-
nareo Aho; ary tsy ho halany ny fanahiko
hianareo.
12 Ary handeha eo aminareo Aho, ka

ho Andriamanitrareo, ary ho oloko hiana-
reo.
13 Izaho no Iehôvah Andriamanitrareo,
Izay nampivoaka anareo tamy ny tany
Ejipity, mba tsy ho andevony hianareo;
ary nanapaky ny tehiny ny fitondrana-
nareo Aho, ka nampandeha anareo mitsan-
gana.
14 Fa raha tsy mihaino Ahy hianareo, ka
tsy manao ireo didy rehetr' ireo;
15 Ary raha manamavo ny lalàko hiana-
reo, sa raha halany ny fanahinareo ny fitsa-
rako, ka tsy ataonareo ny didiko rehetra, *fa*
atsoakareo ny fanekeko;
16 Dia hataoko izany aminareo kosa;
dia ho tendreko aminareo fampitahorana,
fandaniana, ary 'ny tazo mahamay izay
handany ny maso, ary hampalahelo ny fo;
ary hamafy foana ny voan-javatrareo hia-
nareo; fa ny fahavalonareo no hihinany iny.
17 Dia hampanohitry ny tavako anareo
Aho, ka ho vonoina hianareo eo alohany
ny fahavalonareo: ary izay mandrafy ana-
reo hanapaka anareo; dia handositra hia-
nareo, raha tsy misy manenjikia anareo.
18 Ary raha mbola tsy mihaino Ahy
hiany noho izany rehetr' izany hianareo,
dia hampijaly anareo indray Aho, impito,
noho ny fahotanareo.
19 Ary handrava ny fiavonavonany ny
herinareo Aho, ka hataoko ny lanitrareo
toy ny vy, ary ny taninareo toy ny vara-
hina:
20 Ary ny herinareo ho lany foana; fa
tsy hahavoka-javatra ny taninareo, ary tsy
hamoa ny hazo amy ny tany.
21 Ary raha mandeha manohitra Ahy
hianareo, ka tsy mety hihaino Ahy; dia
ho entiko fampahoriana, impito, indray ami-
nareo, araky ny fahotanareo.
22 Ary hampandeha ny biby dia eo ami-
nareo Aho, ary handany ny zanakareo, sy
handringiany ny ombinareo, ireny, ka ha-
havitsy isa anareo; ary ny làlam-benareo
hatao ho efitra.
23 Ary raha tsy mandray ny anatro aminy
ireo zavatr' ireo hianareo, fa mandeha ma-
nohitra Ahy;
24 Dia handeha hanohitra anareo kosa
Aho, ka hampijaly anareo impito noho ny
fahotanareo.
25 Dia hampiditra sabatra aminareo
Aho, ka hamaly ny ratsy natao tamy ny
Fanekena; ary raha tafangona teo anatiny
ny tanànareo hianareo, dia hampandeha-
niko aretina eo aminareo; ary hatolotra
an-tànany ny fahavalo hianareo.
26 Raha manapaky ny tehi-mofonareo Aho,
dia fitanehan' iray no hanendazany ny ve-
hivavy folo ny mofonareo, ary amy ny
lanja no hanomezany ny mofonareo, ary
hihinana hianareo, ka tsy ho voky.
27 Ary raha tsy mihaino Ahy noho izany
rehetr' izany hianareo, fa mandeha manohi-
tra Ahy;
28 Dia handeha hanohitra anareo amy ny
fahatezerana Aho kosa; ary Izaho, dia
Izaho hampijaly anareo impito noho ny fa-
hotanareo.
29 Dia hihinany ny nofony ny zanakareo-
-lahy hianareo, ary ny nofony ny zanaka-
reo-vavy ho haninareo.
30 Ary ho ravako ny fitoeran'avonareo,
sy ho jinjako ny endri-masoandronareo, ka
hariako ny fatinareo ambony ny vatany ny
sampinareo, ary ho halany ny fanahiko hia-
nareo.
31 Ary ho foanako ny tanànareo, ka ha-
taoko ho efitra ireo fitoera-masinareo, ary
tsy hanimboleko ny hanitry ny zava-mani-
trareo.
32 Ary hataoko ho efitra ny tany; ary
ny fahavalonareo izay hitoetra eo ho gaga
aminy izany.
33 Ary hampielezako anareo eo amy ny
firenen-tsamihafa, ka ho tsoahiko sabatra
hanenjikia anareo; ary ny taninareo ho
efitra, ary ny tanànareo ho foana.
34 Dia hanany ireo sabatany ny tany,
raha mitoetra foana iny, ary eo amy ny
taniny ny fahavalonareo hianareo; dia hi-
tsahatra ny tany, ka hanany ireo saba-
tany.
35 Raha mitoetra foana iny, dia hitsaha-
tra iny, satria tsy nitsahatra taminy ireo
sabatanareo, raha nonina teo hianareo.
36 Ary amy ny sisa eo aminareo hateriko
fandrerahana amy ny fony eo amy ny ta-
niny ny fahavalony; ary ny fanenony ny
ravin-kazo mihietsikietsikia hampandositra
azy; ary handositra izareo tahaky ny fan-
dositra amy ny sabatra, ary ho lavo izareo,
raha tsy misy manenjikia.
37 Dia ho lavo mifanindry izareo, toy ny
eo alohan-tsabatra, raha tsy misy manen-
jikia; dia tsy hahajanona hianareo eo alo-
hany ny fahavalonareo.
38 Dia ho maty eo amy ny firenen-tsami-

hafa hianareo, ary ny taniny ny fahavalonareo handany anareo.
39 Ary ny sisa eo aminareo ho levona,
noho ny helony, eo amy ny taniny ny fahavalonareo: ary noho ny heloky ny razany koa ho levona izareo.
40 Raha haneky ny helony, sy ny heloky
ny razany, dia ny fahadisoany izay nandisoany tamiko, izareo, raha nandeha nanohitra Ahy izareo;
41 Ary nandeha nanohitra azy Aho kosa,
ka nitondra azy ho amy ny taniny ny fahavalony; raha dia hietry ny fony tsy voa fora, ary dia handray ny fampijaliany ny helony izareo:
42 Dia ho tsaroviko ny fanekena nataoko
taminy Iakoba, ary ny fanekena koa nataoko taminy Isaka, ary ny fanekena koa nataoko taminy Abirahama ho tsaroviko; ary hahatsiaro ny tany Aho.
43 Ary ny tany hilaozany ireny, ary ha-
nany ireo sabatany, raha mitoetra foana tsy misy ireny iny; ary handray ny fampijaliany ny helony izareo: satria, dia satria nanamavo ny fitsarako izareo, ary no halany ny fanahiny ny lalàko.
44 Ary kanefa izany rehetr' izany, raha
ho eo amy ny taniny ny fahavalony izareo, tsy hariako izareo, ary tsy ho halako izareo handringianana azy avokoa, handravany ny fanekena nataoko taminy; f' Izaho no Iehôvah Andriamaniny.
45 Fa ho tsaroviko noho izareo ny fane-
kena natao tamy ny razany, izay navoako tamy ny tany Ejipity teo imasony ny firenen-tsamihafa, mba ho Andriamaniny Aho; Izaho no Iehôvah.
46 Ireo no didy, sy fitsarana, ary lalàna,
izay nampitenenany Iehôvah any Mose, tany an-tendrombohitra Sinay, *ho fanekena* eo anelanelany sy ny zanaky Isiraely.

## TOKO XXVII.

Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka nanao hoe;
2 Mitenena amy ny zanaky Isiraely, ka
atavy aminy hoe fa, raha misy olona mivoady mafy, dia ho any Iehôvah ny isan' olona araky ny fanombananao.
3 Ary ny fanombananao ny lahy ha-
tramy ny roa-polo taona, ka hatramy ny enim-polo taona, dia ny fanombananao ho sekely volafotsy dimam-polo, araky ny sekeliny ny fitoera-masina.
4 Ary raha vavy izy, dia sekely telo-polo
ny fanombananao.
5 Ary raha hatramy ny dimy taona, mi-
hiatramy ny roa-polo taona, izy, dia ho sekely roa-polo ny fanombananao ny lahy, ary ny vavy, sekely folo.
6 Ary raha hatramy ny volan' iray, mi-
hiatramy ny dimy taona, dia ho sekely dimy volafotsy ny fanombananao ny lahy, ary ho sekely telo volafotsy ny fanombananao ny vavy.
7 Ary raha enim-polo taona noho miakatra
izy, raha lahy, dia ho sekely dimy amby ny folo ny fanombananao, ary raha vavy, dia ho sekely folo.
8 Ary raha malahelohelo kokoa noho ny
fanombananao, dia hanolo-tena eo anatrehany ny mpisorona izy, ary ny mpisorona hanombana azy; araky izay takatry ny tànany ny mpivoady hanombanany ny mpisorona azy.
9 Ary raha biby, izay itondrana fanatitra ho
any Iehôvah, iny, dia ho masina izay rehetra omena aminy izany ho any Iehôvah.
10 Tsy hanova iny izy, na hanakalo iny,
ny tsara hisolo ny ratsy, sa ny ratsy hisolo ny tsara; ary raha hanakalo ny biby hisolo ny biby akory izy, dia ho masina, iny, sy ny takalony.
11 Ary raha biby maloto, izay tsy iton-
drana fanatitra ho any Iehôvah, iny, dia hanolotry ny biby eo anatrehany ny mpisorona izy:
12 Ary ny mpisorona hanombany iny,
na ho tsara, na ho ratsy iny; araky ny fanombananao iny, ry mpisorona, dia ho iny.
13 Fa raha tahanavotry iny akory izy,
dia hanampy ny fahadiminy amy ny fanombananao izy.
14 Ary raha hasinin'olona ny tranony ho
masina ho any Iehôvah, dia hanombany iny ny mpisorona, na ho tsara, na ho ratsy iny, araky ny hanombanany ny mpisorona iny, dia hitoetra iny.
15 Ary raha tahanavotry ny tranony izay
nahamasiny iny, dia hanampy ny fahadiminy ny volany ny fanombananao iny izy, dia ho azy iny.
16 Ary raha misy olona mahamasiny ny
sasany amy ny sahany ny fananany ho any Iehôvah, dia ho tombananao iny araky ny

voam-bary eo; ny homera voa barily ho
tombanao ho sekely dimam-polo volafotsy.
17 Raha misy mahamasiny ny sahany ha-
tramy ny taona Iobily, araky ny fanomba-
nanao, hitoetra iny.
18 Fa raha misy mahamasiny ny sahany
rehefa afaka ny Iobily, dia hanisa ho azy ny
vola ny mpisorona, araky ny taona sisa,
dia hatramy ny taona Iobily, dia ho latsaka
iny amy ny fanombananao.
19 Ary raha tahanavotry ny saha akory
izay nahamasiny iny, dia hanampy ny fa-
hadiminy ny volany ny fanombananao iny
izy, dia hitoetra ho azy iny.
20 Ary raha tsy hanavotry ny saha izy,
sa raha nivarotry ny saha tamy ny olona
izy, tsy havotan' intsony iny.
21 Fa raha afaka eo amy ny Iobily ny
saha, dia ho masina ho any Iehôvah iny ta-
haky ny saha natokana; ho any ny mpiso-
rona ny fananany iny.
22 Ary raha misy mahamasina ho any
Iehôvah saha izay no vidiny, izay tsy amy
ny sahany ny fananany;
23 Dia hanisa ho azy ny tombany ny fa-
nombananao ny mpisorona, dia hatramy ny
taona Iobily; dia hanome ny fanombana-
nao aminy izany andro izany izy, ho zava-
-masina ho any Iehôvah.
24 Eo amy ny taona Iobily hodiany ny
saha aminy izay nividiany iny, dia ho any
izay manany ny fandovany ny tany.
25 Ary ny fanombananao rehetra hana-
raky ny sekeliny ny fitoera-masina: ho
gera roa-polo ny sekely.
26 Fa ny voalohan-teraky ny biby hiany,
izay voalohan-teraka ho any Iehôvah, aoky
tsy hisy olona hahamasiny iny; na omby
na ondry, any Iehôvah iny.
27 Ary raha maloto ny biby, dia hanavo-
try *iny* izy, araky ny fanombananao, dia
hanampy ny fahadiminy, sa raha tsy havo-
tana iny, dia hamidy iny, araky ny fanom-
bananao.
28 Kanefa ny zavatr' atokana rehetra
izay hatokan'olona ho any Iehôvah, aminy
izay rehetra ananany, amy ny olona, sy
amy ny biby, ary amy ny sahany ny fana-
nany, tsy hamidy, na havotana; ny zava-
-drehetra natokana, masina dia masina ho
any Iehôvah.
29 Izay rehetra amy ny olona voa ozona
hatokana, tsy havotana: hatao maty dia
maty izy.
30 Ary ny fahafolon-karen-drehetra amy
ny tany, na avy amy ny vokatry ny tany,
na avy amy ny vokatry ny hazo, any Ie-
hôvah; masina ho any Iehôvah iny.
31 Ary raha misy olona hanavotra akory
amy ny fahafolon-kareny, dia hanampy
ny fahadiminy izy.
32 Ary ny amy ny fahafolony ny omby,
sa ny ondry, dia izay rehetra mandeha am-
bany ny tehina, dia ho masina ho any Ie-
hôvah ny fahafolony.
33 Tsy hizaha ny tsara, sa ny ratsy, izy;
ary tsy hanakalo iny izy; ary raha mana-
kalo iny akory izy, ho masina iny sy ny
takalony; tsy havotana iny.
34 Ireo no didy izay nampandidiany Ie-
hôvah any Mose tamy ny zanaky Isiraely
tany an-tendrombohitra Sinay.

---

## NY BOKY FAHEFATRA NO SORATANY MOSE,

ATAO HOE,

# FANISANA.

---

### TOKO I.

DIA niteny taminy Mose Iehôvah tany an-
-efitra Sinay, teo an-trano-lainy ny fiango-
nana, tamy ny *andro* voalohany amy ny
volana faharoa, tamy ny taona faharoa, re-
hefa nivoaka tamy ny tany Ejipity izareo,
ka nanao hoe;
2 Alao ny isany ny fiangonan-drehetra
amy ny zanaky Isiraely hianareo, araky

 

ny mpianakaviny, araky ny tranon-drazany, ambany ny anarany, ny lahy rehetra, raha voa isa izy rehetra.
3 Hatramy ny roa-polo taona noho miakatra, izay rehetra amy ny Isiraely afaka mandeha hanafikia; hianao sy Arona hanisa azy amy ny an-tokony.
4 Dia hisy homba anareo lehilahy iray avy amy ny isam-pirenena; samy ho lohany ny tranon-drazany avy.
5 Ary ireo no anarany ny lehilahy izay hitoetra eo aminareo: avy amy ny Reobena; i Eliziora, zanaky Sedeora:
6 Avy amy ny Simeona; i Selomiela, zanaky Ziorisaday:
7 Avy amy ny Ioda; i Nasona, zanaky Aminadaba:
8 Avy amy ny Isakara; i Natanela, zanaky Zioara:
9 Avy amy ny Zebiolona; i Eliaba, zanaky Helona:
10 Avy amy ny zanaky Iosefa: avy amy ny Efiraima; i Eliasama, zanaky Amihioda; avy amy ny Manase; i Gamaliela, zanaky Pedaziora:
11 Avy amy ny Beniamina; i Abidana, zanaky Gideony:
12 Avy amy ny Dana; i Ahiezera, zanaky Amisaday:
13 Avy amy ny Asera; i Pagiela, zanaky Okirana:
14 Avy amy ny Gada; i Eliasafa, zanaky Dioela:
15 Avy amy ny Nafitaly; i Ahira, zanaky Enana.
16 Ireny no manam-boninahitra amy ny fiangonana, andriany ny fireneny ny razany, lohany ny arivo amy ny Isiraely.
17 Ary Mose sy Arona naka ireny olon' ireny, izay voa tonona ny anarana:
18 Dia nanangony ny fiangonan-drehetra izareo tamy ny *andro* voalohany amy ny volana faharoa, dia nitety ny razany izareo, araky ny mpianakaviny, araky ny tranon-drazany, ambany ny isany ny anarana, hatramy ny roa-polo taona noho miakatra, raha voa isa izy rehetra.
19 Araky izay nandidiany Iehôvah any Mose, nanisany azy tany an-efitra Sinay.
20 Ary ny zanaky Reobena lahi-matoany Isiraely amy ny taranany, araky ny mpianakaviny, araky ny tranon-drazany, araky ny isany ny anarana raha voa isa izy rehetra, ny lahy rehetra hatramy ny roa-polo taona noho miakatra, izay rehetra afaka nandeha hanafikia;
21 Izay taminy voa isa, dia avy tamy ny fireneny Reobena, dia diman-jato amby enina arivo amby efatra alina.
22 Avy tamy ny zanaky Simeona, araky ny taranany, araky ny mpianakaviny, araky ny tranon-drazany, izay rehetra taminy voa isa, araky ny isany ny anarana raha voa isa izy rehetra, ny lahy rehetra hatramy ny roa-polo taona noho miakatra, izay rehetra afaka nandeha hanafikia;
23 Izay taminy voa isa, avy tamy ny fireneny Simeona, dia telo-jato amby sivy arivo amby dimy alina.
24 Avy tamy ny zanaky Gada, araky ny taranany, araky ny mpianakaviny, araky ny tranon-drazany, araky ny isany ny anarana, hatramy ny roa-polo taona noho miakatra, izay rehetra afaka nandeha hanafikia;
25 Izay taminy voa isa, avy tamy ny fireneny Gada, dia dimam-polo amby enin-jato amby dimy arivo amby efatra alina.
26 Avy tamy ny zanaky Ioda, araky ny taranany, araky ny mpianakaviny, araky ny tranon-drazany, araky ny isany ny anarana, hatramy ny roa-polo taona noho miakatra, izay rehetra afaka nandeha hanafikia;
27 Izay taminy voa isa, avy tamy ny fireneny Ioda, dia enin-jato amby efatra arivo amby fito alina.
28 Avy tamy ny zanaky Isakara, araky ny taranany, araky ny mpianakaviny, araky ny tranon-drazany, araky ny isany ny anarana, hatramy ny roa-polo taona noho miakatra, izay rehetra afaka nandeha hanafikia;
29 Izay taminy voa isa, avy tamy ny fireneny Isakara, dia efa-jato amby efatra arivo amby dimy alina.
30 Avy tamy ny zanaky Zebiolona, araky ny taranany, araky ny mpianakaviny, araky ny tranon-drazany, araky ny isany ny anarana, hatramy ny roa-polo taona noho miakatra, izay rehetra afaka nandeha hanafikia;
31 Izay taminy voa isa, avy tamy ny fireneny Zebiolona, dia efa-jato amby fito arivo amby dimy alina.
32 Avy tamy ny zanaky Iosefa, avy tamy ny zanaky Efiraima, araky ny tara-

 

nany, araky ny mpianakaviny, araky ny tranon-drazany, araky ny isany ny anarana, hatramy ny roa-polo taona noho miakatra, izay rehetra afaka nandeha hanafikia;
33 Izay taminy voa isa, avy tamy ny fireneny Efiraima, dia diman-jato amby efatra alina.
34 Avy tamy ny zanaky Manase, araky ny tarananу, araky ny mpianakaviny, araky ny tranon-drazany, araky ny isany ny anarana, hatramy ny roa-polo taona noho miakatra, izay rehetra afaka nandeha hanafikia;
35 Izay taminy voa isa, avy tamy ny fireneny Manase, dia roan-jato amby roa arivo amby telo alina.
36 Avy tamy ny zanaky Beniamina, araky ny taranany, araky ny mpianakaviny, araky ny tranon-drazany, araky ny isany ny anarana, hatramy ny roa-polo taona noho miakatra, izay rehetra afaka nandeha hanafikia;
37 Izay taminy voa isa, avy tamy ny fireneny Beniamina, dia efa-jato amby dimy arivo amby telo alina.
38 Avy tamy ny zanaky Dana, araky ny taranany, araky ny mpianakaviny, araky ny tranon-drazany, araky ny isany ny anarana, hatramy ny roa-polo taona noho miakatra, izay rehetra afaka nandeha hanafikia;
39 Izay taminy voa isa, avy tamy ny fireneny Dana, dia fiton-jato amby roa arivo amby enina alina.
40 Avy tamy ny zanaky Asera, araky ny taranany, araky ny mpianakaviny, araky ny tranon-drazany, araky ny isany ny anarana, hatramy ny roa-polo taona noho miakatra, izay rehetra nandeha hanafikia;
41 Izay taminy voa isa, avy tamy ny fireneny Asera, dia diman-jato amby arivo amby efatra alina.
42 Avy tamy ny zanaky Nafitaly, araky ny taranany, araky ny mpianakaviny, araky ny tranon-drazany, araky ny isany ny anarana, hatramy ny roa-polo taona noho miakatra, izay rehetra afaka nandeha hanafikia;
43 Izay taminy voa isa, avy tamy ny fireneny Asera, dia efa-jato amby telo arivo amby dimy alina.
44 Ireny no voa isa, izay nisainy Mose, sy Arona, ary ny roa amby ny folo lahy, andriany ny Isiraely: samy nisy iray araky ny tranon-drazany avy.
45 Ary izay rehetra voa isa avy tamy ny zanaky Isiraely, araky ny tranon-drazany, hatramy ny roa-polo taona noho miakatra, izay rehetra teo amy ny Isiraely afaka nandeha hanafikia;
46 Dia izay rehetra voa isa, dia dimam-polo amby diman-jato amby telo arivo amby enina hetsy.
47 Fa ny zanaky Levy, araky ny fireneny ny razany, tsy voa isa teo aminy.
48 Fa niteny taminy Mose Iehôvah, ka nanao hoe;
49 Kanefa, aza manisa ny fireneny Levy, na maka ny isany, eo amy ny zanaky Isiraely;
50 Fa manendre ny zanaky Levy hitandriny ny trano-lainy ny Filazana, sy ny fanaka rehetra eo, ary ny zava-drehetra izay momba iny: hitondra ny trano-lay, sy ny zava-drehetra momba iny, izareo; dia hanompo iny izareo, ka hitoby manodidiny ny trano-lay.
51 Ary raha mandroso ny trano-lay, dia hanorony iny ny zanaky Levy; ary raha mijanona ny trano-lay, dia hanangany iny ny zanaky Levy; ary ny vahiny izay manakeky hatao maty.
52 Dia hitoby ny zanaky Isiraely, samy eo amy ny tobiny avy, ary samy eo amy ny fanevany avy, araky ny an-tokony.
53 Fa ny zanaky Levy hitoby manodidiny ny trano-lainy ny Filazana, mba tsy hisy fahatezerana amy ny fiangonany ny zanaky Isiraely; ary ny zanaky Levy hitandriny ny trano-lainy ny Filazana.
54 Ary ny zanaky Isiraely nanao araky izay rehetra efa nandidiany Iehôvah any Mose; dia nataony izany.

## TOKO II.

DIA niteny taminy Mose sy Arona Iehôvah, ka nanao hoe;
2 Ny olon-drehetra amy ny zanaky Isiraely, samy hitoby eo amy ny fanevany avy, eo amy ny famantarany ny tranon-drainy; eo tandrifiny, manodidiny ny trano-lainy ny fiangonana hitobiany.
3 Ary eo amy ny ilan' atsinanana manandrify ny fiposahany ny masoandro hitobiany izay momba ny fanevany ny tobiny

ny Ioda, araky ny an-tokony; ary Na-
sona, zanaky Aminadaba, mpifehy ny za-
naky Ioda;
4 Ary ny miaramilany, sy izay aminy
voa isa, enin-jato amby efatra arivo amby
fito alina.
5 Ary ny fireneny Isakara hitoby eo ani-
lany; ary Netanela, zanaky Zioara, mpi-
fehy ny zanaky Isakara;
6 Ary ny miaramilany, sy izay aminy
voa isa, efa-jato amby efatra arivo amby
dimy alina.
7 Ny fireneny Zebiolona; ary Eliaba,
zanaky Helona, mpifehy ny zanaky Ze-
biolona;
8 Ary ny miaramilany, sy izay aminy
voa isa, efa-jato amby fito arivo amby dimy
alina.
9 Izay rehetra voa isa teo an-tobiny ny
Ioda, efa-jato amby enina arivo amby valo
alina amby iray hetsy, araky ny an-tokony;
ireo handroso mialoha.
10 Ho amy ny ilan' atsimo, ny fanevany
ny tobiny ny Reobena, araky ny an-to-
kony; ary Eliziora, zanaky Sedeora, mpi-
fehy ny zanaky Reobena;
11 Ary ny miaramilany, sy izay aminy
voa isa, diman-jato amby enina arivo amby
efatra alina.
12 Ary ny fireneny Simeona hitoby eo
anilany; ary Selomiela, zanaky Ziorisaday,
mpifehy ny zanaky Simeona;
13 Ary ny miaramilany, sy izay aminy
voa isa, telon-jato amby sivy arivo amby
dimy alina.
14 Dia ny fireneny Gada: ary Elia-
safa, zanaky Rioela, mpifehy ny zanaky
Gada;
15 Ary ny miaramilany, sy izay aminy
voa isa, dimam-polo amby enin-jato amby
dimy arivo amby efatra alina.
16 Izay rehetra voa isa teo an-to-
biny ny Reobena, dimam-polo amby efa-
-jato amby arivo amby dimy alina amby
iray hetsy, araky ny an-tokony. Ary
ireo handroso amy ny filaharana faha-
roa.
17 Dia handroso ny trano-lainy ny fian-
gonana, *sy* ny tobiny ny zanaky Levy, eo
afovoany ny toby samihafa: toy ny itobiany
no handrosoany; olon-drehetra samy eo
amy ny fitoerany, araky ny fanevany:
18 Ho amy ny ilan' andrefana ny fane-
vany ny tobiny ny Efiraima, araky ny an-
-tokony; ary Elisama, zanaky Amihioda,
mpifehy ny zanaky Efiraima;
19 Ary ny miaramilany, sy izay aminy
voa isa, diman-jato amby efatra alina.
20 Ary ny fireneny Manase ho eo ani-
lany; ary Gamaliela, zanaky Pedaziora,
mpifehy ny zanaky Manase:
21 Ary ny miaramilany, sy izay aminy
voa isa, roan-jato amby roa arivo amby
telo alina.
22 Dia ny fireneny Beniamina; ary Abi-
dana, zanaky Gideony, mpifehy ny za-
naky Beniamina:
23 Ary ny miaramilany, sy izay aminy
voa isa, efa-jato amby dimy arivo amby
telo alina.
24 Izay rehetra voa isa avy tamy ny to-
biny ny Efiraima, zato amby valo arivo
amby iray hetsy, araky ny an-tokony.
Ary ireo handroso amy ny filaharana faha-
telo.
25 Ho amy ny ilan' avaratra ny fanevany
ny tobiny ny Dana, araky ny an-tokony;
ary Ahiezera, zanaky Amisaday, mpifehy
ny zanaky Dana;
26 Ary ny miaramilany, sy izay aminy
voa isa, fiton-jato amby roa arivo amby
enina alina.
27 Ary ny fireneny Asera hitoby eo ani-
lany; ary Pagiela, zanaky Okirana, mpi-
fehy ny zanaky Asera:
28 Ary ny miaramilany, sy izay aminy
voa isa, diman-jato amby arivo amby efa-
tra alina.
29 Dia ny fireneny Nafitaly: ary Ahira,
zanaky Enana, mpifehy ny zanaky Na-
fitaly;
30 Ary ny miaramilany, sy izay aminy
voa isa, efa-jato amby telo arivo amby
dimy alina.
31 Izay rehetra voa isa teo amy ny to-
biny ny Dana, enin-jato amby fito arivo
amby dimy alina amby iray hetsy. Ireo
handroso eo aoriana, araky ny fanevany.
32 Ireo no voa isa avy tamy ny zanaky
Isiraely, araky ny tranon-drazany; dimam-
-polo amby diman-jato amby telo arivo
amby enina hetsy, araky ny an-tokony voa
isa teo an-toby.
33 Fa ny zanaky Levy tsy voa isa, teo
amy ny zanaky Isiraely, araky izay efa
nandidiany Iehôvah any Mose.
34 Ary ny zanaky Isiraely nanao araky
izay rehetra efa nandidiany Iehôvah any

Mose; dia nitoby araky ny fanevany izareo, ka nandroso, samy manaraky ny mpianakaviny avy, araky ny tranon-drazany.

## TOKO III.

ARY ireo no filazana any Arona sy Mose mianakavy, tamy ny andro izay nitenenany Iehôvah taminy Mose, tany an-tendrombohitra Sinay.
2 Ary ireo no anarany ny zanaky Arona; i Nadaba lahi-matoa, sy Abihio, i Eleazara, sy Itamara.
3 Ireo no anarany ny zanaky Arona, ireo mpisorona izay voa hosotra, izay voa tokana hisorona.
4 Ary Nadaba sy Abihio efa maty teo anatrehany Iehôvah, raha nanatitra afo tsi-izy teo anatrehany Iehôvah tany an-efitra Sinay izy roa, ary tsy nanan' anaka izy roa: ary Eleazara sy Itamara no mpisorona teo imasony Arona rainy.
5 Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka nanao hoe;
6 Ampanatony ny fireneny Levy, ka ampitoero eo anatrehany Arona mpisorona, mba hanompo azy izareo.
7 Dia hitandriny ny raharahany, sy ny raharahany ny fiangonan-drehetra eo alohany ny trano-lainy ny fiangonana izareo, hanompoana amy ny trano-lay.
8 Dia hitandriny ny fanaka rehetra momba ny trano-lainy ny fiangonana, sy ny raharahany ny zanaky Isiraely, izareo, hanompoana amy ny trano-lay.
9 Dia homenao ny zanaky Levy ho any Arona, sy ny zanany; nomena dia nomena ho azy izareo, avy tamy ny zanaky Isiraely.
10 Ary hanendre any Arona sy ny zanany hianao, ary hitandriny ny fisoronany izareo: ary ny vahiny izay manakeky, hatao maty.
11 Niteny koa taminy Mose Iehôvah, ka nanao hoe;
12 Ary Izaho, indro, Izaho efa naka ny zanaky Levy avy tamy ny zanaky Isiraely hisolo ny matoa rehetra izay manokatry ny kibo eo amy ny zanaky Isiraely: dia ho Ahy ny zanaky Levy;
13 Satria Ahy ny matoa rehetra; tamy ny andro izay namelezako ny matoa rehetra teo amy ny tany Ejipity, nahamasinako ho Ahy ny matoa rehetra teo amy ny Isiraely, na olona, na biby; ho Ahy izareo; Izaho no Iehôvah.
14 Dia niteny taminy Mose Iehôvah tany an-efitra Sinay, ka nanao hoe;
15 Manisà ny zanaky Levy hianao araky ny tranon-drazany, araky ny mpianakaviny: ny lahy rehetra hatramy ny irai-volana noho miakatra, hanisanao azy.
16 —Ary Mose nanisa azy araky ny teniny Iehôvah, araky izay efa nandidiana azy.
17 Ary ireo no zanaky Levy, araky ny anarany; i Gerisona, sy Kohata, ary Merary.
18 Ary ireo no anarany ny zanaky Gerisona, araky ny mpianakaviny; i Libiny, sy Simy.
19 Ary ny zanaky Kohata, araky ny mpianakaviny; i Amirama, sy Izehara, i Hebirona, sy Oziela.
20 Ary ny zanaky Merary, araky ny mpianakaviny; i Mahaly, sy Miosy. Ireo no mpianakaviny ny zanaky Levy, araky ny tranon-drazany.
21 Avy taminy Gerisona, ny mpianakaviny ny Libiny, ary ny mpianakaviny ny Simy; ireo no mpianakaviny ny zanaky Gerisona.
22 Ireo no voa isa avy taminy, araky ny isany ny lahy rehetra hatramy ny iray volana noho miakatra, dia izay taminy voa isa, dia diman-jato amby fito arivo.
23 Ny mpianakaviny ny zanaky Gerisona nitoby teo ivohony ny trano-lay, miankandrefana.
24 Ary Eliasafa zanaky Laela no mpifehy ny tranon-drazany ny zanaky Gerisona.
25 Ary no tandremany ny zanaky Gerisona, teo amy ny trano-lainy ny fiangonana, ny trano-lay, sy ny lay, ny firakony, ary ny zava-mihiantona amy ny varavarany ny trano-lainy ny fiangonana;
26 Ary ny firakotry ny toko-tany, sy ny zava-mihiantona amy ny varavarany ny toko-tany, izay eo anilany ny trano-lay, sy eo anilany ny fivoadiana manodidina, ary ny kofehiny, ho amy ny fanompoan-drehetra eo.
27 Ary avy taminy Kohata, ny mpianakaviny ny zanaky Amirama, ary ny mpianakaviny ny zanaky Izehara, ary ny mpianakaviny ny zanaky Hebirona, ary ny mpianakaviny ny zanaky Oziela: ireo no mpianakaviny ny zanaky Kohata.

28 Ny isany ny lahy rehetra hatramy ny irai-volana noho miakatra, dia enin-jato amby valo arivo, mitandriny ny raharahany ny fitoera-masina.

29 Ny mpianakaviny ny zanaky Kohata nitoby teo amy ny ilany ny trano-lay mianatsimo.

30 Ary Elisafana zanaky Oziela no mpifehy ny tranon-drazany ny mpianakaviny ny zanaky Kohata.

31 Ary no tandremany ny fiara, sy ny latabatra, sy ny fitoeran-jiro, sy ny fivoadiana roa, ary ny fanaky ny fitoera-masina izay anompoany, ary ny zava-mihiantona, ary ny fanompoan-drehetra eo.

32 Ary Eleazara zanaky Arona mpisorona no lohany ny mpifehy ny zanaky *Levy*, hizaha izay nitandriny ny raharaha amy ny fitoera-masina.

33 Avy taminy Merary, ny mpianakaviny ny zanaky Mahaly, sy ny mpianakaviny ny zanaky Miosy; ireo no mpianakaviny Merary.

34 Ary izay taminy voa isa, araky ny isany ny lahy rehetra, hatramy ny irai-volana noho miakatra, dia roan-jato amby enina arivo.

35 Ary Zioriela, zanaky Abihaila, no mpifehy ny tranon-drazany ny mpianakaviny Merary; ireo nitoby teo amy ny ilany ny trano-lay mianavaratra.

36 Ary raharaha tandremany ny zanaky Merary ny hazo fisaka amy ny trano-lay, sy ny hidiny, sy ny andriny, ary ny vavin-kazony, ary ny fanaka rehetra momba iny, sy ny fanompoan-drehetra eo;

37 Ary ny andriny ny toko-tany manodidina, sy ny vavin-kazony, sy ny hombony, ary ny kofehiny.

38 Ary ireo no nitoby teo alohany ny trano-lay miantsinanana, i Mose, ary Arona sy ny zanany, teo alohany ny trano-lainy ny fiangonana, miantsinanana, hitandriny ny raharahany ny fitoera-masina, ho raharahany ny zanaky Isiraely; ary ny vahiny izay nanakeky, efa hatao maty.

39 Izay rehetra voa isa avy tamy ny zanaky Levy, dia izay nisainy Mose, sy Arona, araky ny didiny Iehôvah, avy tamy ny mpianakaviny, ny lahy rehetra hatramy ny irai-volana noho miakatra, dia roa arivo amby roa alina.

40 —Dia hoy Iehôvah taminy Mose, Isao ny matoa rehetra eo amy ny zanaky Isiraely, hatramy ny irai-volana noho miakatra, ka alao ny isany ny anarany.

41 Ary alao ho Ahy ny zanaky Levy, (Izaho no Iehôvah,) hisolo ny matoa rehetra eo amy ny zanaky Isiraely; ary ny bibiny ny zanaky Levy, hisolo ny matoa rehetra eo amy ny bibiny ny zanaky Isiraely.

42 Dia nanisa ny matoa rehetra teo amy ny zanaky Isiraely Mose, araky izay efa nandidiany Iehôvah azy.

43 Ary ny lahi-matoa rehetra, araky ny isany ny anarana, hatramy ny irai-volana noho miakatra, izay voa isa avy taminy, dia telo amby fito-polo amby roan-jato amby roa arivo amby roa alina.

44 Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka nanao hoe;

45 Alao ny zanaky Levy hisolo ny matoa rehetra eo amy ny zanaky Isiraely, ary ny bibiny ny zanaky Levy, hisolo ny bibiny; ary ho Ahy ny zanaky Levy; Izaho no Iehôvah.

46 Ary ny aminy izay havotana eo amy ny telo amby fito-polo amby roan-jato amy ny matoany ny zanaky Isiraely, izay mihoatr' isa noho ny zanaky Levy;

47 Dia halainao sekely dimy isan'olona; araky ny sekeliny ny fitoera-masina hanalanao *iny*; (roa-polo gera ny sekely :)

48 Dia homenao any Arona, sy ny zanany, ny vola izay hanavotany ny isa mihoatra.

49 Ary Mose naka ny vola fanavotany izay mihoatr' isa noho izay voa avotry ny zanaky Levy;

50 Tamy ny matoany ny zanaky Isiraely nanalany ny vola: *sekely* dimy amby enim-polo amby telon-jato amby arivo, araky ny sekeliny ny fitoera-masina;

51 Dia nomeny Mose ny volany izay voa avotra, ho any Arona sy ny zanany, araky ny teniny Iehôvah, tahaky izay efa nandidiany Iehôvah any Mose.

## TOKO IV.

DIA niteny taminy Mose, sy taminy Arona, Iehôvah, ka nanao hoe;

2 Alao ny isany ny zanaky Kohata eo amy ny zanaky Levy, araky ny mpianakaviny, araky ny tranon-drazany;

3 Hatramy ny telo-polo taona noho miakatra, ka mihiatramy ny dimam-polo taona,

izay rehetra miditra ho any an-toko, hanao
raharaha eo amy ny trano-lainy ny fian-
gonana.
4 Izany no ho fanompoany ny zanaky
Kohata eo amy ny trano-lainy ny fiango-
nana, dia ny zava-masin' indrindra.
5 Ary raha mandroso ny toby, dia hankeo
i Arona sy ny zanany, ka hampidiny ny
fisalobonana manarona, ka hanarony ny
fiarany ny Filazana aminy;
6 Ary hanisy ny hodi-dambo ho firakotra
eo amboniny, ka hamelatra lamba manga
avokoa amboniny, ka hanoboky ny te-
hina eo.
7 Ary hamelatra lamba manga eo am-
bony ny latabatra fanehoana izareo, ka ha-
nisy eo ny lovia, sy ny sotro, sy ny bakoly,
ary ny firakotra handrakotra, ary ny mofo
mandrakariva ho eo amboniny;
8 Dia hamelatra lamba jaky eo amboniny
izareo, ka hanarony izany amy ny hodi-
-dambo manarona, ka hanofoky ny tehi-
na eo.
9 Dia haka lamba manga izareo, ka han-
drakotry ny fitoeran-jiro izay ho amy ny
fahazavana, ary ny fanilony, sy ny tan-
drany, sy ny fitoeran-tain-jirony, ary ny
fanaka solikia rehetra eo, izay hanompoany
iny:
10 Dia hanisy iny, sy ny fanaka rehetra
momba iny, izareo, eo anatiny ny firakotra
hodi-dambo, ka hasiany eo ambony ny
hidy.
11 Ary hamelatra lamba manga eo am-
bony ny fivoadiana volamena izareo, dia
hanarony iny amy ny firakotra hodi-dambo,
ka hanofoky ny tehina eo:
12 Dia halainy ny fanaka fanompoana
rehetra izay anompoany eo amy ny fitoera-
-masina, ka hasiany eo anatiny ny lamba
manga, ka ho saronany ireny amy ny fira-
kotra hodi-dambo, ka hasiany eo ambony
ny hidy:
13 Dia hanesotry ny lavenona amy ny
fivoadiana izareo, ka hamelatra lamba
mangamena eo amboniny:
14 Dia hasiany ny fanaka rehetra momba
iny eo amboniny, izay anompoany iny, dia
ny lovia, ny salazana, sy ny fanantazana,
ary ny bakoly, ny fanaka rehetra momba
ny fivoadiana; ary hamelatra firakotra
hodi-dambo eo amboniny izareo, ka hano-
foky ny tehina eo.
15 Ary rehefa vitany Arona, sy ny za-
nany, handrakotry ny fitoera-masina, sy ny
fanaka rehetra momba ny fitoera-masina,
rehefa handroso ny toby; rehefa afak' izany,
dia ho avy ny zanaky Kohata hitondra
*iny*: fa tsy hanendry ny fitoera-masina
izareo, fandroa maty. Ireo no ho entany
ny zanaky Kohata amy ny trano-lainy ny
fiangonana.
16 Dia ho raharahany Eleazara, zanaky
Arona mpisorona, ny solikia ho amy ny
fahazavana, sy ny zava-mani-manetona, sy
ny fanatitra isan'andro ho hanina, ary ny
solikia fanosorona, dia raharaha amy ny
trano-lay rehetra, sy izay rehetra eo ana-
tiny, amy ny fitoera-masina, ary amy ny
fanaka momba iny.
17 Dia niteny taminy Mose sy Arona
Iehôvah, ka nanao hoe;
18 Aza mampisaraky ny fireneny ny
mpianakaviny ny zanaky Kohata amy ny
zanaky Levy hianareo;
19 F' izany no hataonareo aminy, mba
ho velona izareo, ka tsy ho maty, raha ma-
natony ny zava-masin' indrindra izareo:
i Arona sy ny zanany hiditra, ka hanendry
azy rehetra ho amy ny fanompoany avy,
sy ny entany avy;
20 Fa tsy hiditra hizaha izareo, dieny tsy
mbola saronana ny zava-masina, fandroa
maty izareo.
21 —Dia niteny taminy Mose Iehôvah,
ka nanao hoe;
22 Alao ny isany ny zanaky Gerisona
koa, araky ny tranon-drazany, araky ny
mpianakaviny;
23 Hatramy ny telo-polo taona noho mia-
katra, ka mihiatramy ny dimam-polo taona
hanisanao azy; izay rehetra miditra ho
any an-toko, hanao raharaha eo amy ny
trano-lainy ny fiangonana.
24 Izany no ho fanompoany ny mpianaka-
viny ny zanaky Gerisona, hanompo sy hi-
tondra:
25 Dia ho entiny ny firakotry ny trano-
-lay, sy ny trano-lainy ny fiangonana, ny
firakony, sy ny firakotra hodi-dambo izay
eo amboniny, ary ny zava-mihiantona amy
ny varavarany ny trano-lainy ny fiango-
gonana,
26 Ary ny firakotry ny toko-tany, sy ny
zava-mihiantona amy ny vavahadiny ny
toko-tany, izay eo anilany ny trano-lay, sy
ny fivoadiana manodidina, ary ny kofehiny,
ary ny fanaky ny fanompoany rehetra, sy

izay rehetra natao ho any ireny; dia hanompo izareo.
27 Araky ny teniny Arona sy ny zanany
no hanompoany ny zanaky Gerisona avokoa eo amy ny entany rehetra, sy ny fanompoany rehetra; dia ho tendrenareo ho amy ny raharahany ny entany rehetra izareo.
28 Izany no ho fanompoany ny mpianakaviny ny zanaky Gerisona, amy ny trano-lainy ny fiangonana, ary ny raharahany ho an-tànany Itamara zanaky Arona mpisorona.
29 —Ny amy ny zanaky Merary, dia hanisa azy hianao, araky ny mpianakaviny, araky ny tranon-drazany;
30 Hatramy ny telo-polo taona noho miakatra, ka mihiatramy ny dimam-polo taona, hanisanao azy, izay rehetra miditra ho any an-toko hanao ny raharahany ny trano-lainy ny fiangonana.
31 Ary izany no ho raharaha amy ny entany, araky ny fanompoany rehetra eo amy ny trano-lainy ny fiangonana; ny hazo fisaka amy ny trano-lay, sy ny hidiny, sy ny andriny, ary ny vavin-kazony,
32 Ary ny andriny ny toko-tany manodidina, sy ny vavin-kazony, sy ny hombony, ary ny kofehiny, ambany ny fanaka rehetra momba iny, ary ny fanompoany rehetra; ary araky ny anarana hanisanareo ny fanaky ny raharaha amy ny entany.
33 Izany no ho fanompoany ny mpianakaviny ny zanaky Merary, araky ny fanompoany rehetra eo amy ny trano-lainy ny fiangonana, ho an-tànany Itamara, zanaky Arona mpisorona.
34 —Ary Mose, sy Arona, ary ny lohany ny fiangonana, nanisa ny zanaky Kohata, araky ny mpianakaviny, ary araky ny tranon-drazany,
35 Hatramy ny telo-polo taona noho miakatra, ka mihiatramy ny dimam-polo taona, izay rehetra niditra ho any an-toko hanao raharaha eo amy ny trano-lainy ny fiangonana:
36 Ary izay taminy voa isa, araky ny mpianakaviny, dia dimam-polo amby fiton-jato amby roa arivo.
37 Ireo voa isa tamy ny mpianakaviny ny zanaky Kohata, izay rehetra efa hanao fanompoana eo amy ny trano-lainy ny fiangonana, izay nisainy Mose sy Arona araky izay nampandidiany Iehôvah any Mose.
38 Ary izay voa isa tamy ny zanaky Gerisona, araky ny mpianakaviny, ary araky ny tranon-drazany,
39 Hatramy ny telo-polo taona noho miakatra, ka mihiatramy ny dimam-polo taona, izay rehetra niditra ho any an-toko, hanao raharaha eo amy ny trano-lainy ny fiangonana;
40 Dia izay taminy voa isa, araky ny mpianakaviny, araky ny tranon-drazany, dia telo-polo amby enin-jato amby roa arivo:
41 Ireo no voa isa tamy ny mpianakaviny ny zanaky Gerisona, izay rehetra efa hanao fanompoana eo amy ny trano-lainy ny fiangonana, izay nisainy Mose sy Arona araky izay didiny Iehôvah.
42 Ary izay voa isa tamy ny mpianakaviny ny zanaky Merary, araky ny mpianakaviny, araky ny tranon-drazany,
43 Hatramy ny telo-polo taona noho miakatra, ka mihiatramy ny dimam-polo taona, izay rehetra niditra ho any an-toko, hanao raharaha eo amy ny trano-lainy ny fiangonana;
44 Dia izay taminy voa isa, araky ny mpianakaviny, dia roan-jato amby telo arivo:
45 Ireo no voa isa tamy ny mpianakaviny ny zanaky Merary, izay nisainy Mose sy Arona, araky izay nampitenenany Iehôvah any Mose.
46 Izay rehetra voa isa tamy ny zanaky Levy, izay nisainy Mose, sy Arona, ary ny loholony ny Isiraely, araky ny mpianakaviny, ary araky ny tranon-drazany,
47 Hatramy ny telo-polo taona noho miakatra, ka mihiatramy ny dimam-polo taona, izay rehetra niditra hanao ny raharahany ny fanompoana sy ny fitondran' entana, eo amy ny trano-lainy ny fiangonana;
48 Dia izay taminy voa isa, dia valo-polo amby diman-jato amby valo arivo.
49 Araky ny didiny Iehôvah nampanisany Mose azy, dia izy rehetra araky ny fanompoany avy, ary araky ny fitondran' entany avy; ary nisainy izareo, araky izay efa nandidiany Iehôvah any Mose.

## TOKO V.

Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka nanao hoe;
2 Mandidia ny zanaky Isiraely, hamoaka

amy ny toby ny boka rehetra, sy izay rehetra mitsikia, ary izay rehetra maloto amy ny faty, eo amy ny toby:

3 Ny lahy sy ny vavy havoakareo; eo ivelany ny toby hamoahanareo azy; mba tsy handoto ny toby, eo afovoany izay itoerako, izareo.

4 Dia nanao izany ny zanaky Isiraely, ka namoaka azy ho eo ivelany ny toby: araky izay nitenenany Iehôvah taminy Mose, dia nataony ny zanaky Isiraely izany.

5 —Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka nanao hoe;

6 Mitenena amy ny zanaky Isiraely hoe, Raha tàhiny lahy, sa vavy, hanao fahotana akory izay ataon' olona, hanotana aminy Iehôvah, ka meloka izany olon' izany;

7 Dia haneky ny fahotany izay nataony izareo; dia hanonitry ny amy ny fahadisoany hiany izy, ka hanampy ny fahadiminy, ary homeny ho any izay nandisoany.

8 Fa raha tàhiny tsy manan-kavana ny olona hanonerany ny amy ny fahadisoany, aoky hisy zavatra haterina ho any Iehôvah, dia ho any ny mpisorona, noho ny fahadisoana, hanampy ny ondri-lahy fanavotana izay hanavany fanavotana azy.

9 Ary ny fanatitr' ahevaheva rehetra amy ny zava-masina rehetra any ny zanaky Isiraely, izay entiny ho any ny mpisorona, ho azy ireny.

10 Ary ho azy ny zava-masina any ny olon-drehetra; na inona na inona omen' olona ho any ny mpisorona, dia ho azy izany.

11 —Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka nanao hoe;

12 Mitenena amy ny zanaky Isiraely, ka atavy aminy hoe, Raha misintaka ny vadin' olona, ka manota aminy;

13 Ary raha misy lehilahy mandry aminy, ka tsy hitany ny lahy, ka miafina, ary maloto izy, ka tsy misy vavolombelona hiampanga azy, ka tsy azo akory izy;

14 Ary misy fanahy saro-piaro mahazo ny lahy, ka saro-piaro ny vadiny izy, ary maloto izy; sa raha misy fanahy saro-piaro mahazo ny lahy, ka saro-piaro ny vadiny izy, ary tsy maloto izy:

15 Dia ho entiny ny lahy ny vadiny ho any amy ny mpisorona, ary izy hitondra ny fanatiny noho ny vavy, koba barily fahafolony ny efaha: tsy hanidin-tsolikia aminy izy, na hanisy zava-manitra aminy; satria fanatitra noho ny saro-piaro iny, fanatitra ho fahatsiarovana, hampahatsiaro heloka.

16 Ary hampanakeky azy ny mpisorona, ka hampitoetra azy eo anatrehany Iehôvah:

17 Dia haka rano masina eo am-bilani-tany ny mpisorona; ka halainy ny mpisorona amy ny vovoka izay eo amy ny fitoerany ny trano-lay, ka hasiany eo amy ny rano;

18 Dia hampitoetry ny vehivavy eo anatrehany Iehôvah ny mpisorona, ka hanala ny saron-dohany ny vehivavy, ary hasiany ny fanatitra fahatsiarovana eo an-tànany, izay fanatitra noho ny saro-piaro; ary ho eo an-tànany ny mpisorona ny rano mangidy izay mitondra ozona:

19 Dia hampianiana azy ny mpisorona, ka hanao amy ny vehivavy hoe, Raha tàhiny tsy nisy lehilahy nandry taminao, ary raha tsy niala tamy ny vadinao ho amy ny fahalotoana hianao, dia aoka ho afaka aminy io rano mangidy io izay mitondra ozona hianao;

20 Fa raha tàhiny niala tamy ny vadinao hianao, ary raha maloto hianao, ary nisy olon-kafa nandry taminao, afa tsy ny vadinao:

21 Dia hampianiany ny vehivavy hanozona ny mpisorona, eny, hanao amy ny vehivavy ny mpisorona hoe, Iehôvah hanao anao ho fanozonana sy ho fianianana anie, eo amy ny olonao, raha mampahalo ny fenao, sy mampivonto ny kibonao, Iehôvah;

22 Ary io rano io izay mitondra ozona hiditra any an-kibonao hampivonto ny kibonao, sy hampahalo ny fenao. Dia hanao ny vehiavy hoe, Amena, amena.

23 Ary hanoratry ireny fanozonan' ireny eo amy ny boky ny mpisorona, ka hamono ireny amy ny rano mangidy izy:

24 Dia hampisotro ny vehivavy ny rano mangidy izay mitondra ozona izy: ary ny rano izay mitondra ozona hiditra eo anatiny, hampangidy.

25 Dia haka ny fanatitra noho ny saro-piaro amy ny tànany ny vehivavy ny mpisorona, ary hahevahevany eo anatrehany Iehôvah ny fanatitra, ka ho entiny ho amy ny fivoadiana iny:

26 Dia haka ny mpisorona eran-tànan' ila amy ny fanatitra, fahatsiarovana aminy, ka

hodorany eo ambony ny fivoadiana, ary
rehefa afak' izany, dia hampisotro ny vehi-
vavy io rano io izy.
27 Ary rehefa nampisotro azy ny rano izy,
dia, raha tàhiny maloto, ka nanota tamy
ny vadiny izy, hiditra ny rano izay mi-
tondra ozona eo anatiny, hampangidy, ka
hivonto ny kibony, ary ho lo ny feny; ary
ho fanozonana eo amy ny olony ny vehivavy.
28 Ary raha tàhiny tsy maloto ny vehi-
vavy, fa madio; dia ho afaka izy, ka hanan'
anaka.
29 Izany no lalàny ny saro-piaro, raha
niala ny vavy tamy ny vadiny, ary maloto
izy:
30 Sa raha misy fanahy saro-piaro ma-
hazo ny lahy, ka saro-piaro ny vadiny izy,
dia hampitoetry ny vadiny eo anatrehany
Iehôvah izy, ary hanefa izany lalàn-dre-
hetr' izany ny mpisorona aminy.
31 Dia tsy ho meloka ny lehilahy noho
ny fahotana, ary izany vehivavy izany no
hitondra ny helony.

## TOKO VI.

Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka na-
nao hoe;
2 Mitenena amy ny zanaky Isiraely, ka
atavy aminy hoe, Raha tàhiny lehilahy, sa
vehivavy, hanamafy voady fanokanana,
mba hitokana ho any Iehôvah:
3 Dia hitokana hifady divay, sy toaka,
izy; tsy hisotro divay maharikivy, sa toaka
maharikivy, izy, ary tsy hisotro izay ra-
nom-boaloboka izy, na hihinana voaloboka
lena, sa maina.
4 Ny andro rehetra amy ny fitokanany
tsy hihinanany izay rehetra atao amy ny
voaloboka, amy ny voa, sa amy ny hoditra.
5 Ny andro rehetra amy ny voadiny ny
fitokanany tsy hankany hereza amy ny
lohany; mandra-pahatanteraka ny andro
izay nitokanany ho any Iehôvah; ho ma-
sina izy, ka havelany ny foto-bolony ny lo-
hany haniry.
6 Ny andro rehetra izay itokanany ho
any Iehôvah, tsy hanakeky ny faty izy.
7 Aoky tsy handoto-tena izy noho ny
rainy, sa noho ny reniny, noho ny rahala-
hiny, sa noho ny anabaviny, raha maty
izareo; satria eo amy ny lohany ny fano-
kanana ho an' Andriamaniny.
8 Ny andro rehetra amy ny fitokanany,
ho masina ho any Iehôvah izy.
9 Ary raha misy olona maty tampoka eo
anilany; ary handoto ny lohany ny fitoka-
nany izy, dia hanaratry ny lohany, amy ny
androny ny fahadiovana azy, izy; amy ny
andro fahafito hanaratany iny;
10 Ary amy ny andro fahavalo hiton-
drany domohina roa, sa zana-boromailala
roa, ho amy ny mpisorona, ho amy ny
varavarany ny trano-lainy ny fiangonana.
11 Dia hateriny ny mpisorona ny anan-
kiray ho fanatitra noho ny ota, ary ny
anankiray koa, ho fanatitra hodorana, ary
hanao fanavotana azy izy, satria nanota ny
amy ny faty izy, ka hahamasiny ny lohany
aminy izany andro izany izy.
12 Dia hanokana ho any Iehôvah ny an-
drony ny fitokanany izy, ka hitondra zanak'
ondry iray izay irai-taona ho fanatitra noho
ny fahadisoana: fa ho very ny andro izay
teo aloha, satria voa loto ny fitokanany.
13 Ary izany no lalàny ny mpitokàna,
rehefa tanteraka ny androny ny fitokanany:
ho entina ho amy ny varavarany ny trano-
-lainy ny fiangonana izy;
14 Dia hitondra ny fanatiny ho any Ie-
hôvah izy, ondri-lahy iray izay irai-taona,
tsi-misy tsiny, ho fanatitra hodorana, ary
ondri-vavy iray izay irai-taona, tsi-misy
tsiny, ho fanatitra noho ny ota, ary ondri-
-lahy iray, tsi-misy tsiny, ho fanatitra fisao-
rana;
15 Ary mofo tsi-masirasira iray harona,
ampempa manify sasany, koba mihiaroharo
solikia, ary ampempa sasany, tsi-masirasira,
mihioso-tsolikia, ary ny fanatitra ho hanina
momba ireny, ary ny fanatitr' aidina momba
ireny.
16 Dia hitondra *ireny* eo anatrehany Ie-
hôvah ny mpisorona, ka hateriny ny fa-
natiny noho ny ota, ary ny fanatiny hodo-
rana:
17 Ka hateriny ny ondri-lahy ho fanatitra
fisaorana ho any Iehôvah, ambany ny ha-
rona mofo tsi-masirasira; dia hateriny ny
mpisorona ny fanatiny ho hanina, sy ny
fanatiny aidina.
18 Ary ny mpitokana hanaratry ny lo-
hany ny fitokanany eo am-baravarany ny
trano-lainy ny fiangonana, ary haka ny vo-
lon-dohany ny fitokanany, ka hasiany eo
amy ny afo izay eo ambany ny fanatitra
fisaorana.

19 Dia halainy ny mpisorona ny sorok'
ondri-lahy izay efa mangotraka, sy ampempa iray tsi-masirasira amy ny harona, ary ampempa manify iray tsi-masirasira, ka hasiany eo amy ny tànany ny mpitokana, rehefa haratany ny fanokanan-tena.
20 Dia hahevahevany ny mpisorona ireny ho fanatitr' ahevaheva eo anatrehany Iehôvah: ho masina iny ho any ny mpisorona ambany ny tratr' ahevaheva sy ny sorok' asandratra, ary rehefa afak' izany, aoky hisotro divay ny mpitokana.
21 Izany no lalàny ny mpitokana izay nivoady, ny amy ny fanatiny ho any Iehôvah noho ny fitokanany, hanampy izay ho azony ny tànany; araky ny voady izay nivoadiany, dia tsy maitsy manao araky ny lalàny ny fitokanany izy.
22 —Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka nanao hoe;
23 Mitenena aminy Arona, sy amy ny zanany, ka atavy hoe, Izany no hampitahianareo ny zanaky Isiraely, ka hanavanareo aminy hoe;
24 Hitahy anao anie Iehôvah, ka hiaro anao:
25 Hamirapiratry ny tavany aminao anie Iehôvah, ka hiantra anao:
26 Hanandratry ny tavany aminao anie Iehôvah, ka hanome anao fihiavanana.
27 Ary hanisy ny anarako amy ny zanaky Isiraely izareo; ka hitahy azy Aho.

## TOKO VII.

Ary tamy ny andro izay nahavitany Mose hanangany ny trano-lay, sy hanosotry iny, ary hahamasiny iny, sy ny fanaka rehetra momba iny, ary ny fivoadiana, sy ny fanaka rehetra momba iny, dia izay nanosorany ireny, sy nahamasinany ireny;
2 Dia nanatitra ny andriany ny Isiraely, lohany ny tranon-drazany, dia andriany ny firenena, izay nifehy izay voa isa:
3 Dia nitondra ny fanatiny teo anatrehany Iehôvah izareo, fiarakodia enina mirakotra, sy omby roa amby folo; fiarakodia iray amy ny andriana roa, ary omby iray avy: dia nitondra ireny teo alohany ny trano-lay izareo.
4 Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka nanao hoe;
5 Alao aminy ireny, hanavany ny fanompoany ny trano-lainy ny fiangonana; ary omeo ireny ho any ny zanaky Levy, ho any ny isan-dahy, araky ny fanompoany avy.
6 Dia nalainy Mose ny fiarakodia, sy ny omby, ka nomeny ho any ny zanaky Levy.
7 Fiarakodia roa, sy omby efatra, nomeny ho any ny zanaky Gerisona, araky ny fanompoany:
8 Ary fiarakodia efatra, sy omby valo, nomeny ho any ny zanaky Merary, araky ny fanompoany eo amy ny fehiny Itamara, zanaky Arona mpisorona:
9 Kanefa ho any ny zanaky Kohata tsy nomeny na iray akory: satria ho azy ny fanompoany ny fitoera-masina; eo an-tsorony no nametezany hitondra.
10 Dia nanatitra ny andriana ho amy ny fanokanany ny fivoadiana tamy ny andro izay nanosorany iny, dia nanatitry ny fanatiny teo alohany ny fivoadiana ny andriana.
11 Dia hoy Iehôvah taminy Mose, Hanatitry ny fanatiny avy ny andriana amy ny androny avy, ho amy ny fanokanany ny fivoadiana.
12 Ary Nasona zanaky Aminadaba, avy tamy ny fireneny Ioda, nanatitry ny fanatiny tamy ny andro voalohany;
13 Ary ny fanatiny dia lovia iray volafotsy, *sekely* telo-polo amby zato ny lanjany; bakoly iray volafotsy, dia sekely fito-polo, araky ny sekeliny ny fitoera-masina; izy roa samy feno koba mihiaroharo solikia, ho fanatitra ho hanina;
14 Sotro iray volamena, dia *sekely* folo, feno zava-manetona;
15 Zanak'omby iray, ondri-lahy iray, zanak'ondry iray izay irai-taona, ho fanatitra hodorana;
16 Zanak' osy iray, ho fanatitra noho ny ota;
17 Ary ho fanatitra fisaorana, omby roa, ondri-lahy dimy, osi-lahy dimy, zanak'ondry dimy izay irai-taona: izany no fanatitry Nasona, zanaky Aminadaba.
18 Tamy ny andro faharoa nanaterany Natanela zanaky Zioara, andriany ny Isakara:
19 Nanatitra ho fanatiny izy, lovia volafotsy iray, *sekely* telo-polo amby zato ny lanjany; bakoly iray volafotsy, dia sekely fito-polo, araky ny sekeliny ny fitoera-masina; izy roa samy feno koba mihiaroharo solikia, ho fanatitra ho hanina;

20 Sotro iray volamena, dia *sekely* folo,
feno zava-manetona;
21 Zanak'omby iray, ondri-lahy iray, za-
nak'ondry iray izay irai-taona, ho fanatitra
hodorana;
22 Zanak'osy iray, ho fanatitra noho ny
ota;
23 Ary ho fanatitra fisaorana, omby roa,
ondri-lahy dimy, osi-lahy dimy, zanak'on-
dry dimy izay irai-taona: izany no fana-
titry Natanela, zanaky Zioara.
24 Tamy ny andro fahatelo i Eliaba za-
naky Helona, andriany ny zanaky Zebio-
lona:
25 Ny fanatiny dia lovia iray volafotsy,
*sekely* telo-polo amby zato ny lanjany; ba-
koly iray volafotsy, dia sekely fito-polo,
araky ny sekeliny ny fitoera-masina; izy
roa samy feno koba mihiaroharo solikia, ho
fanatitra ho hanina;
26 Sotro iray volamena, dia *sekely* folo,
feno zava-manetona:
27 Zanak'omby iray, ondri-lahy iray, za-
nak'ondry iray izay irai-taona, ho fanatitra
hodorana;
28 Zanak'osy iray, ho fanatitra noho ny
ota;
29 Ary ho fanatitra fisaorana, omby roa,
ondri-lahy dimy, osi-lahy dimy, zanak'on-
dry dimy izay irai-taona: izany no fana-
titry Eliaba, zanaky Helona.
30 Tamy ny andro fahefatra i Eliziora
zanaky Sedeora, andriany ny zanaky Reo-
bena:
31 Ny fanatiny dia lovia iray volafotsy,
*sekely* telo-polo amby zato ny lanjany;
bakoly iray volafotsy, dia sekely fito-polo,
araky ny sekeliny ny fitoera-masina; izy
roa samy feno koba mihiaroharo solikia, ho
fanatitra ho hanina;
32 Sotro iray volamena, dia *sekely* folo,
feno zava-manetona;
33 Zanak'omby iray, ondri-lahy iray, za-
nak'ondry iray izay irai-taona, ho fanatitra
hodorana;
34 Zanak'osy iray, ho fanatitra noho ny
ota;
35 Ary ho fanatitra fisaorana, omby roa,
ondri-lahy dimy, osi-lahy dimy, zanak'on-
dry dimy izay irai-taona: izany no fana-
titry Eliziora, zanaky Sedeora.
36 Tamy ny andro fahadimy Selomiela
zanaky Ziorisaday, andriany ny zanaky Si-
meona:
37 Ny fanatiny dia lovia iray volafotsy,
*sekely* telo-polo amby zato ny lanjany; ba-
koly iray volafotsy, dia sekely fito-polo,
araky ny sekeliny ny fitoera-masina; izy
roa samy feno koba mihiaroharo solikia,
ho fanatitra ho hanina;
38 Sotro iray volamena, dia *sekely* folo,
feno zava-manetona;
39 Zanak'omby iray, ondri-lahy iray, za-
nak'ondry iray izay irai-taona, ho fanatitra
hodorana;
40 Zanak'osy iray, ho fanatitra noho ny
ota;
41 Ary ho fanatitra fisaorana, omby roa,
ondri-lahy dimy, osi-lahy dimy, zanak'on-
dry dimy izay irai-taona: izany no fana-
titry Selomiela, zanaky Ziorisaday.
42 Tamy ny andro fahenina i Eliasafa
zanaky Deoela, andriany ny zanaky Gada:
43 Ny fanatiny dia lovia iray volafotsy,
*sekely* telo-polo amby zato ny lanjany; ba-
koly iray volafotsy, dia sekely fito-polo,
araky ny sekeliny ny fitoera-masina; izy
roa feno koba mihiaroharo solikia, ho fana-
titra ho hanina;
44 Sotro iray volamena, dia *sekely* folo,
feno zava-manetona;
45 Zanak'omby iray, ondri-lahy iray, za-
nak'ondry iray izay irai-taona, ho fanatitra
hodorana;
46 Zanak'osy iray, ho fanatitra noho ny
ota;
47 Ary ho fanatitra fisaorana, omby roa,
ondri-lahy dimy, osi-lahy dimy, zanak'
ondry dimy izay irai-taona: izany no fa-
natitry Eliasafa, zanaky Deoela.
48 Tamy ny andro fahafito i Elisama
zanaky Amihioda, andriany ny zanaky
Efiraima:
49 Ny fanatiny dia lovia iray volafotsy,
*sekely* telo-polo amby zato ny lanjany; ba-
koly iray volafotsy, dia sekely fito-polo,
araky ny sekeliny ny fitoera-masina; izy
roa samy feno koba mihiaroharo solikia, ho
fanatitra ho hanina;
50 Sotro iray volamena, dia *sekely* folo,
feno zava-manetona;
51 Zanak'omby iray, ondri-lahy iray, za-
nak'ondry iray izay irai-taona, ho fanatitra
hodorana;
52 Zanak'osy iray, ho fanatitra noho ny
ota;
53 Ary ho fanatitra fisaorana, omby roa,
ondri-lahy dimy, osi-lahy dimy, zanak'on-

dry dimy izay irai-taona: izany no fanatitry Elisama, zanaky Amihioda.
54 Tamy ny andro fahavalo i Gamaliela zanaky Pedaziora, andriany ny zanaky Manase:
55 Ny fanatiny dia lovia iray volafotsy, *sekely* telo-polo amby zato ny lanjany; bakoly iray volafotsy, dia sekely fito-polo, araky ny sekeliny ny fitoera-masina; izy roa samy feno koba mihiaroharo solikia, ho fanatitra ho hanina;
56 Sotro iray volamena, dia *sekely* folo, feno zava-manetona;
57 Zanak'omby iray, ondri-lahy iray, zanak'ondry iray izay irai-taona, ho fanatitra hodorana;
58 Zanak'osy iray, ho fanatitra noho ny ota;
59 Ary ho fanatitra fisaorana, omby roa, ondri-lahy dimy, osi-lahy dimy, zanak' ondry dimy izay irai-taona: izany no fanatitry Gamaliela, zanaky Pedaziora.
60 Tamy ny andro fahasivy Abidana zanaky Gideony, andriany ny zanaky Beniamina:
61 Ny fanatiny dia lovia iray volafotsy, *sekely* telo-polo amby zato ny lanjany; bakoly iray volafotsy, dia sekely fito-polo, araky ny sekeliny ny fitoera-masina; izy roa samy feno koba mihiaroharo solikia, ho fanatitra ho hanina;
62 Sotro iray volamena, dia *sekely* folo, feno zava-manetona;
63 Zanak'omby iray, ondri-lahy iray, zanak'ondry iray izay irai-taona, ho fanatitra hodorana;
64 Zanak'osy iray, ho fanatitra noho ny ota;
65 Ary ho fanatitra fisaorana, omby roa, ondri-lahy dimy, osi-lahy dimy, zanak' ondry dimy izay irai-taona: izany no fanatitry Abidana, zanaky Gideony.
66 Tamy ny andro fahafolo i Ahiezera zanaky Amisaday, andriany ny zanaky Dana:
67 Ny fanatiny dia lovia iray volafotsy, *sekely* telo-polo amby zato ny lanjany; bakoly iray volafotsy, dia sekely fito-polo, araky ny sekeliny ny fitoera-masina; izy roa samy feno koba mihiaroharo solikia, ho fanatitra ho hanina;
68 Sotro iray volamena, dia *sekely* folo, feno zava-manetona;
69 Zanak'omby iray, ondri-lahy iray, zanak'ondry iray izay irai-taona, ho fanatitra hodorana;
70 Zanak'osy iray, ho fanatitra noho ny ota;
71 Ary ho fanatitra fisaorana, omby roa, ondri-lahy dimy, osi-lahy dimy, zanak'ondry dimy izay irai-taona; izany no fanatitry Ahiezera, zanaky Amisaday.
72 Tamy ny andro fahiraikia amby ny folo i Pagiela zanaky Okirana, andriany ny zanaky Asera:
73 Ny fanatiny dia lovia iray volafotsy, *sekely* telo-polo amby zato ny lanjany; bakoly iray volafotsy, dia sekely fito-polo, araky ny sekeliny ny fitoera-masina; izy roa samy feno koba mihiaroharo solikia, ho fanatitra ho hanina;
74 Sotro iray volamena, dia *sekely* folo, feno zava-manetona;
75 Zanak'omby iray, ondri-lahy iray, zanak'ondry iray izay irai-taona, ho fanatitra hodorana;
76 Zanak'osy iray, ho fanatitra noho ny ota;
77 Ary ho fanatitra fisaorana, omby roa, ondri-lahy dimy, osi-lahy dimy, zanak'ondry dimy izay irai-taona: izany no fanatitry Pagiela, zanaky Okirana.
78 Tamy ny andro faharoa amby ny folo i Ahira zanaky Enana, andriany ny zanaky Nafitaly:
79 Ny fanatiny dia lovia iray volafotsy, *sekely* telo-polo amby zato ny lanjany; bakoly iray volafotsy, dia sekely fito-polo, araky ny sekeliny ny fitoera-masina; izy roa samy feno koba mihiaroharo solikia, ho fanatitra ho hanina;
80 Sotro iray volamena, dia *sekely* folo, feno zava-manetona;
81 Zanak'omby iray, ondri-lahy iray, zanak'ondry iray izay irai-taona, ho fanatitra hodorana;
82 Zanak'osy iray, ho fanatitra noho ny ota;
83 Ary ho fanatitra fisaorana, omby roa, ondri-lahy dimy, osi-lahy dimy, zanak'ondry dimy izay irai-taona: izany no fanatitry Ahira, zanaky Enana.
84 Izany no fanokanany ny fivoadiana tamy ny andro izay nanosorany ny andriany ny Isiraely iny; lovia volafotsy roa amby ny folo, bakoly volafotsy roa amby ny folo, sotro volamena roa amby ny folo;
85 Ny isan-dovia volafotsy, dia *sekely* telo-

-polo amby zato avy, ary ny isam-bakoly volafotsy, dia fito-polo avy: ny fanaka volafotsy rehetra, dia *sekely* efa-jato amby roa arivo, araky ny sekeliny ny fitoera-masina:
86 Sotro volamena roa amby ny folo, feno zava-manetona, dia *sekely* folo ny isan-tsotro, araky ny sekeliny ny fitoera-masina: ny sotro volamena rehetra, dia *sekely* roa-polo amby zato.
87 Ny biby rehetra ho fanatitra hodorana, dia omby roa amby ny folo, ondrilahy roa amby ny folo, zanak'ondry izay irai-taona roa amby ny folo, ambany ny fanatitra ho hanina momba ireny; ary ny zanak'osy, dia roa amby ny folo, ho fanatitra noho ny ota.
88 Ary ny biby rehetra ho fanatitra fisaorana, dia omby efatra amby roa-polo, ondrilahy enim-polo, osi-lahy enim-polo, zanak' ondry izay irai-taona enim-polo. Izany no fanokanany ny fivoadiana, rehefa voa hosotra iny.
89 Ary rehefa niditra tany an-trano-lainy ny fiangonana i Mose, mba hiteny amin' Andriamanitra, dia reny ny feo miteny aminy avy amy ny fanaterana fanavotana izay teo ambony ny fiarany ny Filazana, avy eo anelanelany ny keriobima roa: dia niteny taminy Izy.

## TOKO VIII.

Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka nanao hoe;
2 Mitenena aminy Arona, ka atavy aminy hoe, Raha mampirehitry ny fanilo hianao, dia aoka eo tandrifiny ny fitoeran-jiro hahazavany ny fanilo fito.
3 Dia nataony Arona izany; teo tandrifiny ny fitoeran-jiro nampirehetany ny fanilony, araky izay efa nandidiany Iehôvah any Mose.
4 Ary izany no asany ny fitoeran-jiro, volamena voa tefy; ny vatany, sy ny voniny, dia asa voa tefy: araky ny endrikia izay nasehony Iehôvah taminy Mose, efa nanavany ny fitoeran-jiro.
5 —Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka nanao hoe;
6 Alao ny zanaky Levy avy amy ny zanaky Isiraely, ka diovy izareo.
7 Ary izany hataonao aminy hanadiovana azy: Mamafaza rano hanadio azy, ary aoka hampanaratra hareza ny nofony rehetra izareo, ary aoka hanasa ny akanjony izareo, mba hadio.
8 Dia halainy zanak'omby ambany ny fanatitra ho hanina momba iny, dia koba mihiaroharo solikia; ary zanak'omby hafakoa halainao ho fanatitra noho ny ota.
9 Ary mitondrà ny zanaky Levy eo alohany ny trano-lainy ny fiangonana hianao; ary mamoria ny fiangonany ny zanaky Isiraely rehetra hianao:
10 Ary mitondrà ny zanaky Levy eo anatrehany Iehôvah hianao; ary ny zanaky Isiraely hametraky ny tànany amy ny zanaky Levy:
11 Ary Arona hanatitry ny zanaky Levy eo anatrehany Iehôvah ho fanatitry ny zanaky Isiraely, mba hanao ny fanompoana any Iehôvah izareo.
12 Ary ny zanaky Levy hametraky ny tànany amy ny lohany ny omby roa; ary atero ny anankiray ho fanatitra noho ny ota, ary ny anankiray koa ho fanatitra hodorana ho any Iehôvah, hanavana fanavotany ny zanaky Levy.
13 Ary ampitoero ny zanaky Levy eo anatrehany Arona, sy eo anatrehany ny zanany, ary atero ho fanatitra ho any Iehôvah izareo.
14 Ary ampisaraho ny zanaky Levy eo amy ny zanaky Isiraely; dia ho Ahy ny zanaky Levy.
15 Ary rehefa afak' izany, dia hiditra ny zanaky Levy, hanao fanompoana amy ny trano-lainy ny fiangonana; dia diovy izareo, ka atero ho fanatitra izareo.
16 Fa nomena dia nomena Ahy izareo, avy tamy ny zanaky Isiraely: hisolo izay manokatry ny kibo rehetra, dia izay matoa amy ny zanaky Isiraely rehetra, nanalako azy ho Ahy.
17 Fa Ahy ny matoa rehetra amy ny zanaky Isiraely, na olona, na biby; tamy ny andro izay namelezako ny matoa rehetra teo amy ny tany Ejipity, nahamasinako azy ho Ahy.
18 Ary efa nalaiko ny zanaky Levy, hisolo ny matoa rehetra amy ny zanaky Isiraely.
19 Ary nomeko dia nomeko ny zanaky Levy ho any Arona, sy ny zanany, avy tamy ny zanaky Isiraely, hanao fanompoany ny zanaky Isiraely eo amy ny trano-lainy ny fiangonana, sy hanao fanavotany ny zanaky Isiraely; mba tsy hisy aretina

eo amy ny zanaky Isiraely, satria manakeky ny fitoera-masina ny zanaky Isiraely.

20 Dia nataony Mose, sy Arona, ary ny fiangonan-drehetra amy ny zanaky Isiraely, tamy ny zanaky Levy; araky izay rehetra efa nandidiany Iehôvah any Mose ny amy ny zanaky Levy, dia nanao izany ny zanaky Isiraely taminy.

21 Dia nanadio-tena ny zanaky Levy, ary nanasa ny akanjony izareo; ary Arona nanatitra azy ho fanatitra teo anatrehany Iehôvah; ary Arona nanao fanavotana azy hanadiovana azy.

22 Ary rehefa afak' izany, dia niditra ny zanaky Levy hanao ny fanompoany eo amy ny trano-lainy ny fiangonana eo anatrehany Arona sy eo anatrehany ny zanany; araky izay efa nandidiany Iehôvah any Mose ny amy ny zanaky Levy, dia nanao izany taminy izareo.

23 Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka nanao hoe;

24 Izany no amy ny zanaky Levy: hatramy ny dimy amby roa-polo taona noho miakatra, hidirany any an-toko, ho amy ny fanompoana eo amy ny trano-lainy ny fiangonana:

25 Ary hatramy ny dimam-polo taona hitsaharany amy ny an-tokony ny fanompoana, ka tsy hanompo intsony izareo;

26 F' eo amy ny trano-lainy ny fiangonana mba hitandrina, hiarahany hanao raharaha amy ny rahalahiny; kanefa tsy hanompo izareo. Izany hataonao amy ny zanaky Levy ny amy ny raharahany.

## TOKO IX.

Dia niteny taminy Mose Iehôvah tany an--efitra Sinay, tamy ny volana voalohany, tamy ny taona faharoa, rehefa nivoaka tamy ny tany Ejipity izareo, ka nanao hoe;

2 Dia aoky ny zanaky Isiraely hitandriny ny pasaka amy ny fotoany.

3 Amy ny andro fahefatra amby ny folo aminy izany volan' izany, nony hariva, hitandremanareo iny amy ny fotoany: araky ny fombany rehetra, ary araky ny fanaony rehetra, hitandremanareo iny.

4 Dia niteny Mose tamy ny zanaky Isiraely, mba hitandriny ny pasaka izareo.

5 Dia nitandriny ny pasaka izareo, tamy ny andro fahefatra amby ny folo amy ny volana voalohany, nony hariva, tany an--efitra Sinay: araky izay rehetra efa nandidiany Iehôvah any Mose, dia nanao ny zanaky Isiraely.

6 Ary nisy olona sasany izay naloto tamy ny fatin'olona, ary tsy nahazo nitandriny ny pasaka taminy izany andro izany izareo; dia nandeha teo anatrehany Mose, sy teo anatrehany Arona, taminy izany andro izany, izareo:

7 Dia hoy ireny olon' ireny taminy, Maloto amy ny fatin'olona izahay: nahoana no arovana izahay, mba tsy haterinay ny fanatitra ho any Iehôvah amy ny fotoany eo amy ny zanaky Isiraely?

8 Dia hoy Mose taminy, Mijanòna, dia hihaino izay handidiany Iehôvah ny aminareo aho.

9 Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka nanao hoe;

10 Mitenena amy ny zanaky Isiraely, ka atavy hoe, Raha misy olona eo aminareo sa eo amy ny zanakareo, maloto amy ny fatin'olona, sa mandeha lavitra, dia hitandriny ny pasaka ho any Iehôvah izy.

11 Amy ny andro fahefatra amby ny folo amy ny volana faharoa, nony hariva, hitandremany iny; amy ny mofo tsi-masirasira sy anana mangidy hihinanany iny.

12 Tsy hamela iny akory hahatratry ny maraina izareo, na hamaky ny taolany akory: araky ny didy rehetra amy ny pasaka hitandremany iny.

13 Fa ny olona izay madio, ka tsy mandeha, ka tsy mety mitandriny ny pasaka, dia ho fongorana izany olon' izany eo amy ny olony; satria tsy mitondra ny fanatitra ho any Iehôvah amy ny fotoany izy; hitondra ny helony izany olon' izany.

14 Ary raha hisy vahiny hivahiny eo aminareo, ka hitandriny ny pasaka ho any Iehôvah; araky ny fitandremany ny pasaka, ary araky ny fanaony, no hanavany *iny*; fitandreman' iray ho anareo, na vahiny, na tompon-tany.

15 Ary tamy ny andro izay nananganany ny trano-lay, dia nanarony ny trano-lay ny rahona, dia ny trano-lainy ny Filazana: ary nony hariva, dia nisy teo ambony ny trano-lay nanahaky ny fisehoan' afo, mandra-pahamaraina.

16 Dia mandrakariva izany; ny rahona

nanarony iny *nony andro*, ary ny fisehoan'
afo nony alina.
17 Ary rehefa nakarina ny rahona tamy
ny trano-lay, dia nandeha ny zanaky Isi-
raely: ary teo amy ny fitoerana izay ni-
toerany ny rahona no nitobiany ny zanaky
Isiraely.
18 Araky ny didiny Iehôvah nandeha-
nany ny zanaky Isiraely, ary araky ny di-
diny Iehôvah nitobiany: andro rehetra
izay nitoerany ny rahona teo ambony ny
trano-lay nitobiany.
19 Ary raha niandry andro maro ny ra-
hona teo ambony ny trano-lay, dia nitan-
driny ny didiny Iehôvah ny zanaky Isi-
raely, ka tsy nandeha.
20 Ary izany, raha andro vitsy ny ra-
hona teo ambony ny trano-lay: araky ny
didiny Iehôvah nitobiany, ary araky ny
didiny Iehôvah nandehanany.
21 Ary izany, raha nitoetra ny rahona
hatramy ny hariva, ka hatramy ny ma-
raina, ary nakarina ny rahona nony ma-
raina, dia nandeha izareo; na tamy ny an-
dro, na tamy ny alina, nampiakarany ny ra-
hona, dia nandeha izareo.
22 Andro roa, sa volan' iray, sa herin-
taona, nahelany ny rahona teo ambony ny
trano-lay, hitoetra eo, dia nitoby ny zanaky
Isiraely, ka tsy nandeha: fa raha nakari-
na iny, dia nandeha izareo.
23 Araky ny didiny Iehôvah nitobiany,
ary araky ny didiny Iehôvah nandehanany;
nitandriny ny didiny Iehôvah izay nam-
pandidiany Iehôvah any Mose izareo.

## TOKO X.

Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka na-
nao hoe;
2 Manava ho anao trompetra volafotsy
roa: asa tefena hanavanao ireny; dia ho
anao ho fiantsoany ny fiangonana, ary ny
fandehanany ny toby, ireny.
3 Ary raha hampaneno ireny izareo, dia
hivory ny fiangonan-drehetra ho aminao eo
am-baravarany ny trano-lainy ny fiango-
nana.
4 Ary raha hampaneno ny iray hiany
izareo, dia hivory ho aminao ny andriana,
lohany ny arivo amy ny Isiraely.
5 Raha hampaneno fampitairana hiana-
reo, dia handeha ny toby, izay mitoetra eo
atsinanana.
6 Raha hampaneno fampitairana indroa
hianareo, dia handeha ny toby izay mitoe-
tra eo atsimo; hampaneno fampitairana
handehanany izareo.
7 Fa raha hampiangony ny fiangonana,
dia hampaneno hianareo, fa tsy fampitai-
rana hampanenoanareo.
8 Ary ny zanaky Arona mpisorona ham-
paneno ny trompetra; dia ho anareo ho
lalàna mandrakizay amy ny taranakareo
ireny.
9 Ary raha handeha eo amy ny taninareo
hiady amy ny fahavalo izay mampahory
anareo hianareo, dia hampaneno fampitai-
rana amy ny trompetra hianareo; dia ho
tsarovina hianareo eo anatrehany Iehôvah
Andriamanitrareo, ka ho vonjena hianareo
amy ny fahavalonareo.
10 Ary amy ny androny ny fifalianareo,
sy ny fanasanareo amy ny fotoana, ary amy
ny voaloham-bolanareo, hampanenoanareo
ny trompetra ambony ny fanatitrareo hodo-
rana, sy ambony ny fanatitrareo fisao-
rana; mba ho anareo izany ho fahatsiaro-
vana eo anatrehan' Andriamanitrareo:
Izaho no Iehôvah Andriamanitrareo.
11 Ary tamy ny *andro* faharoa-polo amy
ny volana faharoa, tamy ny taona faharoa,
nampiakarany ny rahona tamy ny trano-
-lainy ny Filazana.
12 Dia nandeha ny zanaky Isiraely tamy
ny fandehanany hiala any an-efitra Sinay;
dia nijanona ny rahona tany an-efitra Pa-
rana.
13 Ary araky izay nampitenenany Iehô-
vah any Mose no nandehanany voalo-
hany.
14 Ary voalohany nandehanany ny fane-
vany ny tobiny ny zanaky Ioda, araky ny
an-tokony; ary Nasona, zanaky Aminadaba,
no mpifehy ny an-tokony.
15 Ary Natanela, zanaky Zioara, no mpi-
fehy ny an-tokony ny fireneny ny zanaky
Isakara.
16 Ary Eliaba, zanaky Helona, no mpi-
fehy ny an-tokony ny fireneny ny zanaky
Zebiolona.
17 Dia nampidinina ny trano-lay; ka
nandroso ny zanaky Gerisona, sy ny za-
naky Merary, mitondra ny trano-lay.
18 Dia nandroso ny fanevany ny tobiny
ny Reobena araky ny an-tokony; ary Eli-
ziora, zanaky Sedeora, no mpifehy ny an-
-tokony.
19 Ary Selomiela, zanaky Ziorisaday, no

mpifehy ny an-tokony ny fireneny ny zanaky Simeona.
20 Ary Eliasafa, zanaky Deoela, no mpifehy ny an-tokony ny fireneny ny zanaky Gada.
21 Dia nandroso ny zanaky Kohata, mitondra ny fitoera-masina: ary nisy sasany nanangany ny trano-lay mandra-pihiaviny.
22 Dia nandroso ny fanevany ny tobiny ny zanaky Efiraima, araky ny an-tokony; ary Elisama, zanaky Amihioda, no mpifehy ny an-tokony.
23 Ary Gamaliela, zanaky Pedaziora, no mpifehy ny an-tokony ny fireneny ny zanaky Manase.
24 Ary Abidana, zanaky Gideony, no mpifehy ny an-tokony ny fireneny ny zanaky Beniamina.
25 Dia nandroso ny fanevany ny tobiny ny zanaky Dana, teo aoriany ny toby rehetra, araky ny an-tokony: ary Ahiezera, zanaky Amisaday, no mpifehy ny an-tokony.
26 Ary Pagiela, zanaky Okirana, no mpifehy ny an-tokony ny zanaky Asera.
27 Ary Ahira, zanaky Enana, no mpifehy ny an-tokony ny fireneny ny zanaky Nafitaly.
28 Ireo no fandehanany ny zanaky Isiraely, araky ny an-tokony, raha nandeha izareo.
29 Dia hoy Mose taminy Hobaba, zanaky Ragioela, olo-Midiana, rafozany Mose, Izahay mandeha hankany amy ny tany izay nilazany Iehôvah hoe, Homeko anareo iny: andeha hiaraka aminay hianao, dia hasianay soa hianao: fa soa no lazainy Iehôvah ny amy ny Isiraely.
30 Dia hoy izy taminy kosa, Tsy handeha aho: fa hody amy ny taniko, sy ny havako, aho.
31 Dia hoy izy kosa, Aza mandao anay hianao, masìna hianao; fa fantatrao izay hetezanay hitoby aty an-efitra, ary ho anay hisolo ny maso hianao.
32 Ary, raha hiaraka aminay hianao, eny, dia izay soa hanavany Iehôvah anay, hataonay aminao.
33 Dia niala tany an-tendrombohitry Iehôvah làlan-kateloana izareo; ary ny fiarany ny fanekeny Iehôvah nialoha azy tamy ny làlan-kateloana hitady fitsaharana ho azy.
34 Ary ny rahony Iehôvah teo amboniny nony andro, raha nandroso niala tamy ny fitobiana izareo.
35 Ary raha nandroso ny fiara, dia hoy Mose, Mitsangàna, Iehôvah ô, ary aoky hiely ny fahavalonao; ary aoka handositra eo alohanao izay mandrafy anao.
36 Ary raha nijanona iny, dia hoy izy, Miverena, Iehôvah ô, ho amy ny Isiraely tsy omby alinalina.

## TOKO XI.

Ary raha nimonjomonjo ny olona, dia ratsy teo an-tsofiny Iehôvah iny; ary nandre Iehôvah; dia nirehitra ny fahatezerany: ary ny afony Iehôvah nandoro teo aminy, ka nandany izay teo amy ny farany ny toby.
2 Dia nitaraina taminy Mose ny olona; ary raha nivavaka taminy Iehôvah i Mose, dia maty ny afo.
3 Dia nataony ny anarany izany fitoeran' izany hoe, I Tabera, [fandoroana]: satria nandoro ny afony Iehôvah teo aminy.
4 Dia nila ny olona marobe mihiaroharo izay teo aminy: dia nitomany indray ny zanaky Isiraely, ka nanao hoe, Iza no hanome anay hena ho hanina?
5 Tsarovinay ny hazandrano izay no haninay maimaimpoana tany Ejipity; ny voan-tango, sy ny voan-ketsihietsy, sy ny sarin-tongolo, sy ny tongolom-bazaha, ary ny tongolo:
6 Fa ankehitriny malazo ny fanahinay: tsy misy na kely akory, afa tsy ny mana eo imasonay.
7 Ary ny mana nanahaky ny voam-parisily, ary ny tarehiny nanahaky ny tarehiny ny voahangy.
8 Nandehandeha ny olona, ka nanangony *iny*, ka nanamongo *iny* tamy ny fitotoambary, sa mitoto *iny* tamy ny laona, ka nanendry *iny* tamy ny fanendasana, dia nataony ho ampempa iny, ary ny fanandramany iny nanahaky ny fanandramany izay voa lena solikia.
9 Ary raha latsaka ny ando tamy ny toby nony alina, dia latsaka ny mana teo amboniny.
10 Dia no reny Mose ny olona mitomany araky ny mpianakaviny, izy rehetra eo amy ny varavarany ny lainy avy: dia nirehitr' indrindra ny fahatezerany Iehôvah; ary tsy sitraky Mose iny.
11 Dia hoy Mose taminy Iehôvah, Na-

hoana no nasianao ratsy ny mpanomponao? ary nahoana no tsy nahita soa teo imasonao aho, no nampitondranao ahy izao olon-drehetr' izao?
12 Efa bevohoky izao olon-drehetr' izao v' aho? efa niteraka azy v' aho, no nilazanao tamiko hoe, Ento an-tratranao izareo, tahaky ny fitondran-drai-mitaiza ny zazaminono,—ho any amy ny tany izay nianianao tamin-drazany?
13 Aiza no ahazoako hena homeko izao olon-drehetr' izao, no mitomany amiko izareo, ka manao hoe, Omeo hena izahay, mba ho haninay?
14 Tsy leoko izaho irery hitondra izao olon-drehetr' izao, satria tsy zakako.
15 Ary raha izany no ataonao amiko, mifona aho, vonoy dia vonoy aho, raha tàhiny nahita soa teo imasonao aho: ary aza avela hahita ny fampahoriana azy aho.
16 Dia hoy Iehôvah taminy Mose, Angony ho amiko ny loholony ny Isiraely fito-polo lahy izay fantatrao ho loholona amy ny olona, sy ny mpifehy azy; ary ento izareo ho amy ny trano-lainy ny fiangonana, hijanonany eto aminao.
17 Dia hidina Aho, ka hiresaka aminao eo Aho; ary Izaho haka amy ny fanahy izay eo aminao, ka hampitoetry *iny* aminy, ary hiaraka aminao izareo hitondra ny raharahany ny olona, mba tsy hitondra iny hianao irery;
18 Ka atavy amy ny olona hoe, Mahamasìna-tena hianareo mandra-pahamaraina, dia hihinan-kena hianareo; fa nitomany teo an-tsofiny Iehôvah hianareo, ka nanao hoe, Iza no hanome anay hena ho hanina? fa tsara tany Ejipity izahay: dia homeny Iehôvah hena hianareo, ka ho haninareo.
19 Tsy indrai-andro, na indro-andro, na hadimiana, na hafoloana, na roa-polo andro, no hihinananareo;
20 Andro irai-volana, mandra-pivoaka iny amy ny vavoronareo, ka halanareo iny: satria nanaratsy any Iehôvah Izay eo aminareo, ary nitomany teo anatrehany hianareo, ka nanao hoe, Nahoana no nivoaka tany Ejipity izahay?
21 Dia hoy Mose, Ny olona izay itoerako eo aminy, dia enina hetsy lahy mandeha an-tongotra; dia hoy Hianao, Homeko hena izareo, mba ho haniny andro irai-volana;
22 Ho vonoina va ny ondry sy ny omby ho azy, hahavoky azy? sa hangonina va ny hazandrano amy ny ranomasina ho azy, hahavoky azy?
23 Dia hoy Iehôvah taminy Mose, Mihiafohy va ny tànany Iehôvah? ho hitanao ankehitriny, na ho tanteraka aminao ny teniko, sa tsia.
24 Dia nivoaka i Mose, ka nilaza ny teniny Iehôvah tamy ny olona, ka nanangona loholona fito-polo lahy amy ny olona, ka nampitoetra azy hanodidiny ny trano-lay.
25 Dia nidina teo amy ny rahona Iehôvah, ka niteny taminy, dia naka tamy ny fanahy izay teo aminy, ka nomeny iny ho any ny loholona fito-polo lahy: ary raha nitoetra ny fanahy taminy, dia naminany izareo, ka tsy nanao indray.
26 Fa nisy roa lahy nitoetra teo an-toby, i Elidada no anarany ny anankiray, ary Medada no anarany ny hafa; ary ny fanahy nitoetra taminy; ary namany izay voa soratra izy roa, fa tsy nivoaka ho any amy ny trano-lay; dia naminany teo an-toby izy roa.
27 Dia nisy zatovo nihiazakazaka, dia nilaza taminy Mose, ka nanao hoe, I Elidada sy Medada maminany eo an-toby.
28 Dia namaly Iosioa, zanaky Niona, mpanompo any Mose, anankiray amy ny zatovony, ka nanao hoe, I Mose, tompoko rarao izy roa.
29 Dia hoy Mose taminy, Mialona va hianao noho izaho? enga ka ho mpaminany ny olon-drehetra any Iehôvah anie, ka halatsaky Iehôvah ny fanahiny aminy!
30 Dia nankany an-toby Mose, izy, sy ny loholony ny Isiraely.
31 Ary rivotra nivoaka taminy Iehôvah, ka nitondra vorona sasany avy tamy ny ranomasina, ka latsaka teo anilany ny toby ireny, tokony ho làlan-kaleha indrai-andro amy ny ilany ety, ary tokony ho làlan-kaleha indrai-andro amy ny ilany ery, manodidiny ny toby, ary tokony ho roa hakihio ambony ny tany.
32 Dia nitsangana ny olona tamy ny andro manontolo, sy tamy ny alina manontolo, ary tamy ny andro manarakaraka manontolo, ka nanangony ny vorona izareo; izay nanakely, dia nanangona homera folo: dia namelatry ireny ho azy hanodidiny ny toby rehetra izareo.
33 Raha mbola teo am-bavany ny hena,

ka tsy voa tsakotsako, dia nirehitra ny fahatezerany Iehôvah tamy ny olona, ary namely ny olona tamy ny aretim-be indrindra Iehôvah.
34 Ary ny anarany izany tany izany nataony hoe, Kibirota-hatava; satria teo nandevenany ny olona izay nanao filana.
35 Tany Kibirota-hatava nialany ny olona hankany Hazerota; dia nitoetra tany Hazerota izareo.

## TOKO XII.

ARY Miriama sy Arona niteny nanohitra any Mose, noho ny vehivavy avy tany Kiosa izay efa nampakariny: f' efa nampakatra vehivavy avy tany Kiosa izy.
2 Dia hoy izareo, Taminy Mose hiany va no nilazany Iehôvah tokoa? tsy taminay koa va nilazany? Dia nandre Iehôvah.
3 (Ary malemi-fanahy indrindra ny lehilahy Mose, nihoatra noho ny olon-drehetra taty ambony ny tany.)
4 Dia niteny tampoka taminy Mose, sy taminy Arona, ary taminy Miriama, Iehôvah, Mivoaha hianareo telo ho any amy ny trano-lainy ny fiangonana. Dia nivoaka izy telo.
5 Dia nidina Iehôvah teo amy ny rahona izay toy ny andry, ary nijanona teo am-baravarany ny trano-lay Izy; dia niantso any Arona sy Miriama Izy, ka nivoaka izy mianadahy.
6 Dia hoy Izy, Henoy ny teniko ankehitriny; Raha misy mpaminany eo aminareo, dia eo amy ny fahitana no hisehoako aminy, dia Izaho Iehôvah; eo amy ny nofy hitenenako aminy.
7 Tsy izany mpanompoko i Mose, izay mazoto amy ny tranoko rehetra.
8 Mifanatri-bava hitenenako aminy, dia amy ny fahitana tsi-misy teny ohabolana; ary hijery ny endriky Iehôvah izy: ka nahoana no tsy natahotra hanohitra any Mose mpanompoko hianareo?
9 Dia nirehitra ny fahatezerany Iehôvah taminy izy mianadahy; dia niala Izy.
10 Ary ny rahona niala tamy ny trano-lay; ary, indro, efa boka i Miriama, toy ny tarehiny ny ranonoram-panala, dia nijery any Miriama i Arona, ary, indro, boka izy.
11 Ary hoy Arona taminy Mose, Indrisy, tompoko, masìna hianao, aza atao ho helokay izay nanavanay adaladala, sy izay nanotanay.
12 Aza avela izy toy ny maty, izay lany ny an-tsasaky ny nofo, raha mivoaka amy ny kibon-dreniny izy.
13 Dia nitaraina taminy Iehôvah i Mose, ka nanao hoe, Sitrano izy, Andriamanitr' ô, mifona dia mifona aminao aho.
14 Dia hoy Iehôvah taminy Mose, Raha tàhiny nandrora tamy ny tavany akory ny rainy, dia tsy efa ho menatra hafitoan' andro v' izy? hidio eo ivelany ny toby hafitoan' andro izy, ary rehefa afak' izany, dia ampidiro indray izy.
15 Dia no hidiana teo ivelany ny toby hafitoan' andro i Miriama; ary ny olona tsy nifindra, raha tsy nampidirina i Miriama.
16 Ary rehefa afak' izany, dia nifindra ny olona tany Hazerota, ka nitoby tany an-efitra Parana.

## TOKO XIII.

DIA niteny taminy Mose Iehôvah, ka nanao hoe;
2 Maniraha lehilahy sasany hianao, hisafo ny tany Kanana, izay omeko ho any ny zanaky Isiraely; avy amy ny firenen-drazany avy hanirahanareo lehilahy iray, samy mpifehy avy izy rehetra eo aminy.
3 Dia naniraka azy hiala any an-efitra Parana i Mose, araky ny didiny Iehôvah: lohany ny zanaky Isiraely ireo lehilahy rehetr' ireo.
4 Ary ireo no anarany: avy tamy ny fireneny ny Riobena, i Samioa, zanaky Zakiora:
5 Avy tamy ny fireneny ny Simeona, i Safata, zanaky Hory:
6 Avy tamy ny fireneny ny Ioda, i Kaleba, zanaky Iefone:
7 Avy tamy ny fireneny ny Isakara, Igala, zanaky Iosefa:
8 Avy tamy ny fireneny ny Efiraima, i Osea, zanaky Niona:
9 Avy tamy ny fireneny ny Beniamina, i Pality, zanaky Rafio:
10 Avy tamy ny fireneny ny Zebiolona, i Gadiela, zanaky Sody:
11 Avy tamy ny fireneny ny Iosefa, dia avy tamy ny fireneny ny Manase, i Gady, zanaky Siosy:
12 Avy tamy ny fireneny ny Dana, i Amiela, zanaky Gemaly:

13 Avy tamy ny fireneny ny Asera, i
Setiora, zanaky Mikaela:
14 Avy tamy ny fireneny ny Nafitaly, i
Nahiby, zanaky Vofisy:
15 Avy tamy ny fireneny ny Gada, i
Geoela, zanaky Maky.
16 Ireo no anarany ny lehilahy izay nirahiny Mose hisafo ny tany. Dia nataony
Mose, i Osea, zanaky Niona, hoe, Iosioa.
17 Dia naniraky ireny hisafo ny tany Kanana i Mose, ka nanao taminy hoe, Miakara aty mianatsimo, ka miakara ho any an-tendrombohitra hianareo;
18 Ka izahao manao ahoana ny toetry ny tany; ary ny olona izay monina eo, mahery sa osa, vitsy sa maro:
19 Ary manao ahoana ny toetry ny tany, izay itoerany, tsara, sa ratsy: ary ny toetry ny tanàna, izay itoerany, eo amy ny lay, sa eo an-trano mirova;
20 Ary ny toetry ny tany, matavy, sa mahia, misy hazo eo, sa tsia: ary mahereza hianareo, ka itondray ny vokatry ny tany. Ary ny andro dia fotoany ny voaloboka masaka voalohany.
21 Dia niakatra izareo, ka nisafo ny tany, hatramy ny efitra Zina, ka hatrany Rehoba, raha mankany Hamata.
22 Dia niakatra nianatsimo izareo, ka nankany Hebirona; ary teo i Ahimana, i Sesay, ary Talimay, zanaky Anaka. (Ary voa orina i Hebirona fito taona talohany Zoana any Ejipity.)
23 Dia nankany amy ny lohasaha Esikola izareo, ka nanapaka teo sampana nisy sampahom-boalobok' iray, ary tehina nilanjany ny roa lahy iny: ary ny voasari-be-voa sy ny voara sasany *nentiny koa*.
24 Ny fitoerana natao hoe, ny lohasaha Esikola, noho ny sampahom-boaloboka, izay no tapahiny ny zanaky Isiraely teo.
25 Dia niverina rehefa nisafo ny tany izareo, raha lany efa-polo andro.
26 Dia nandeha izareo, ka nankany aminy Mose, sy aminy Arona, ary amy ny fiangonan-drehetra amy ny zanaky Isiraely, ho any an-efitra Parana, ho any Kadesa, ka nitondra teny taminy, sy tamy ny fiangonan-drehetra, ka naneho azy ny vokatry ny tany.
27 Dia nilaza taminy izareo, ka nanao hoe, Izahay tonga tamy ny tany izay nanirahanao anay, ary tondraka ronono sy tantely tokoa iny; ary itoy no fahavokarany.
28 Kanefa mahery ny olona izay monina eo amy ny tany, ary mirova ny tanàna, dia lehibe indrindra, ary koa nahita ny zanaky Anaka teo izahay.
29 Ny Amaleka monina eo amy ny tany atsimo; ary ny Heta, sy ny Iebiosa, ary ny Amora monina any an-tendrombohitra: ary ny Kanana monina eo anilany ny ranomasina, ary eo amorony Ioridany.
30 Dia nampanginy ny olona teo anatrehany Mose i Kaleba, ka nanao hoe, Andeha isikia hiakatra aminy izao, ka hanany iny; fa maharesy iny isikia.
31 Fa hoy ny olona izay niara-niakatra taminy, Tsy mahay miakatra handresy ny olona isikia; fa maherihery kokoa noho isikia izareo.
32 Dia niteny tamy ny zanaky Isiraely izareo, manaratsy ny tany izay efa nisafoany, ka nanao hoe, Ny tany izay nalehanay hisafo iny, dia tany izay mandany ny monina eo, ary ny olon-drehetra izay no hitanay teo, dia olom-baventy:
33 Ary nahita lehilahy vaventy teo izahay, dia zanaky Anaka, olom-baventy: ary teo imasonay tahaky ny valala izahay; ary toy izany teo imasony izahay.

## TOKO XIV.

Dia nanandratry ny feony ny fiangonan-drehetra, ka nitaraina; dia nitomany ny olona taminy iny alin' iny.
2 Dia nimonjomonjo taminy Mose, sy taminy Arona, ny zanaky Isiraely rehetra; ary hoy ny fiangonan-drehetra taminy, Enga ka maty teo amy ny tany Ejipity izahay; sa enga ka maty taty aminy itoy efitr' itoy izahay!
3 Ary nahoana no nitondra antsikia Iehôvah taminy itoy tany itoy ho lavon-tsabatra, ho babo ny vadintsikia, sy ny zanatsikia? tsy ho tsaratsara kokoa va hiverina any Ejipity isikia?
4 Dia nifampilaza hoe izareo, Aoka hanangana mpifehy isikia; ary aoky hiverina any Ejipity isikia.
5 Dia niankohoka i Mose sy Arona teo anatrehany ny fivorian-drehetra amy ny fiangonany ny zanaky Isiraely.
6 Ary Iosioa, zanaky Niona, sy Kaleba,

zanaky Iefone, *izay* teo aminy izay efa ni-
safo ny tany, nandriatry ny akanjony:
7 Dia niteny izy roa lahy tamy ny fian-
gonan-drehetra amy ny zanaky Isiraely, ka
nanao hoe, Ny tany izay nandehananay
hisafo iny, dia tany tsara indrindrindrindra.
8 Raha hankasitrahany Iehôvah isikia,
dia hitondra antsikia aminy izany tany
izany Izy, ka hanome antsikia iny; tany
izay tondraka ronono sy tantely.
9 Fa aza miodina aminy Iehôvah hiana-
reo, ary aza matahotry ny tompon-tany
hianareo: fa hanina ho antsikia izareo:
ny fiarovana azy niala taminy, ary Iehô-
vah eo amintsikia: aza matahotra azy hia-
nareo.
10 Dia nanao hoe ny fiangonan-drehetra,
Torahy vato izy roa lahy. Ary ny vonina-
hitry Iehôvah niseho teo amy ny trano-
-lainy ny fiangonana, teo anatrehany ny
zanaky Isiraely rehetra.
11 Dia hoy Iehôvah taminy Mose, Man-
dra-pahoviana no hanevateva Ahy ireo
olon' ireo? ary mandra-pahoviana no vao
hino Ahy izareo, noho ny famantaran-dre-
hetra izay nasehoko teo aminy?
12 Hamely azy amy ny aretin-dratsy
Aho, ka handroaka azy, ary hataoko hia-
nao ho firenena lehibe sy mahery lavitra
noho izareo.
13 Dia hoy Mose taminy Iehôvah, Dia
handre ny olon-Ejipity; fa ny herinao
nampivoahanao ireo olon' ireo teo aminy.
14 Dia hilaza amy ny monina eo aminy
izany tany izany izareo; efa reny fa Hia-
nao Iehôvah eo aminy ireo olon' ireo, fa Hia-
nao Iehôvah hita mifanatrikia, ary ny ra-
honao mijanona eo amboniny, ary Hianao
mialoha azy nony andro amy ny andrin-dra-
hona, ary amy ny andrin' afo nony alina.
15 Ary raha ho vonoinao ireo olon' ireo
toy ny olon' iray, dia hilaza ny firenen-tsa-
mihafa izay nandre ny lazanao, ka hanao
hoe,
16 Satria tsy zakany Iehôvah hitondra
ireo olon' ireo ho amy ny tany izay nianià-
nany taminy, dia namono azy tany an-efitra
Izy.
17 Ary ankehitriny, mifona aminao aho,
aoka ho lehibe ny heriny ny Tompoko,
araky izay no lazainao, hoe,
18 Iehôvah mahari-po, ary be fahatsarana,
mamela heloka sy fahadisoana, ka tsy ma-
hafa-tsiny avokoa, mamangy ny helon-dray
amy ny zanaka, hatramy ny taranaka faha-
telo sy fahefatra.
19 Mifona aminao aho, mamelà ny he-
loky ireo olon' ireo, araky ny halehibeny
ny famindram-ponao, ary araky ny name-
lanao ny heloky ireo olon' ireo, hatrany
Ejipity mandrak' ankehitriny.
20 Dia hoy Iehôvah, Efa namela heloka
araky ny teninao Aho.
21 Fa, raha velona koa Aho, ka ho feno
ny voninahitry Iehôvah ny tany rehetra;
22 Dia, satria efa naka-fanahy Ahy im-
polo izao ireny olon-drehetr' ireny, izay
nahita ny voninahitro, sy ny fahagagako
izay nataoko tany Ejipity sy tany an-efitra,
ka tsy nihaino ny feoko:
23 Dia tsy hahita tokoa ny tany izay
nianianako tamy ny razany izareo, ka tsy
hahita iny na iray akory izay nanevateva
Ahy:
24 F' i Kaleba, mpanompoko, satria nisy
fanahy hafa teo anatiny, ka tanteraka tamy
ny fanarahana Ahy izy, ho entiko ho any
amy ny tany izay nalehany izy: ary ny
zanany handova iny.
25 Ary ny Amaleka, sy ny Kanana, mo-
nina eo amy ny tany lemaka. Rahama-
raina, miverena, ka mandehana any an-
-efitra, amy ny lalàna mankany amy ny
Ranomasina mena.
26 Dia niteny taminy Mose sy taminy
Arona Iehôvah, ka nanao hoe;
27 Mandra-pahoviana no izao fiangonan-
-dratsy izao izay mimonjomonjo amiko?
efa reko ny fimonjomonjoany ny zanaky
Isiraely, izay imonjomonjoany amiko.
28 Atavy aminy hoe, Raha velona koa
Aho, hoy Iehôvah, izay no teneninareo
tany an-tsofiko no hataoko aminareo:
29 Aminy itoy efitr' itoy handavoany ny
fatinareo: ary izay aminareo voa isa, araky
ny fanisana anareo avokoa, hatramy ny
roa-polo taona noho miakatra, izay efa
nimonjomonjo tamiko,
30 Tsy handeha tokoa ho any amy ny
tany, izay nianianako hamponina anareo
eo, afa tsy Kaleba, zanaky Iefone, sy Io-
sioa, zanaky Niona.
31 Fa ny zanakareo madinikia izay nila-
zanareo hoe, ho babo, izareo hampidirako,
ary izareo hahalala ny tany izay no ratsi-
nareo.
32 Fa ny aminareo, ny fatinareo ho lavo
eo aminy itoy efitr' itoy.

33 Ary ny zanakareo hihinana any an-
-efitra efa-polo taona, ka hitondra ny fijan-
gajanganareo, mandra-pahalany ny fatina-
reo any an-efitra.
34 Araky ny isany ny andro izay nisa-
foanareo ny tany, efa-polo andro, andro iray
ho taona iray, hitondranareo ny helokareo,
dia efa-polo taona; ary hahalala ny fitsoa-
hako ny teny nomena hianareo.
35 Izaho Iehôvah efa nilaza, hataoko to-
koa iny aminy izao fiangonan-dratsy re-
hetr' izao, izay niangona hanohitra Ahy:
eo aminy itoy efitr' itoy handaniana azy,
ary eo hahafatesana azy.
36 —Ary ny lehilahy izay nirahiny Mose
hisafo ny tany, izay niverina, ka nampi-
monjomonjo ny fiangonan-drehetra taminy;
satria niteny nanaratsy ny tany izareo;
37 Dia matiny ny aretin-dratsy teo ana-
trehany Iehôvah ireny lehilahy ireny, izay
niteny nanaratsy ny tany:
38 Fa velona Iosioa zanaky Niona, sy
Kaleba zanaky Iefone, avy tamy ny lehi-
lahy izay nandeha hisafo ny tany. —
39 Dia nilaza ireo teny ireo tamy ny
zanaky Isiraely rehetra i Mose; dia nala-
helo indrindra ny olona.
40 Dia nifoha maraina koa izareo, ka
niakatra tany an-tampon-tendrombohitra,
ka nanao hoe, Indry *eto* izahay; ary hia-
katra ho amy ny tany izay no lazainy Ie-
hôvah izahay, f' efa nanota izahay.
41 Dia hoy Mose, Nahoana no manota
ny didiny Iehôvah ankehitriny izao hiana-
reo? fa tsy hambinina iny.
42 Aza miakatra hianareo, fa tsy eo ami-
nareo Iehôvah; fandroa ho resy hianareo
eo alohany ny fahavalonareo:
43 Fa ny Amaleka sy ny Kanana eo
alohanareo, ka ho lavon-tsabatra hianareo;
satria niala tamy ny fanarahana any Iehô-
vah hianareo, dia tsy homba anareo Iehô-
vah.
44 Fa sahy hiakatra any an-tampon-ten-
drombohitra izareo: fa ny fiarany ny fa-
nekeny Iehôvah, ary Mose, tsy niala tany
an-toby.
45 Dia nidina ny Amaleka, sy ny Ka-
nana, izay nonina teo aminy izany ten-
drombohitr' izany, ka namely azy izareo,
ka nandresy azy hatrany Horima.

## TOKO XV.

Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka na-
nao hoe;
2 Mitenena amy ny zanaky Isiraely, ka
atavy aminy hoe, Raha tonga hianareo eo
amy ny taniny ny fonenanareo, izay omeko
anareo;
3 Ka hanatitra fanatitra atao amy ny
afo, ho any Iehôvah, fanatitra hodorana,
sa fanalamboady, hanefana voady, sa fanati-
-tsitra-po, sa eo amy ny fanasanareo masina,
hanaterana zava-mani-pofona ho any Iehô-
vah, avy amy ny ondry, sa amy ny omby;
4 Dia ho entiny izay manatitry ny fanatiny
ho any Iehôvah fanatitra ho hanina, koba
fahafolony *ny efaha*, mihiaroharo solikia
fahefatry ny famarana hina;
5 Ary divay fahefatry ny famarana hina
ho fanatitr' aidina hamboarinao ambany
ny fanatitra hodorana, sa ny fanalamboady,
ho amy ny zanak'ondry iray.
6 Sa ho amy ny ondri-lahy iray hamboa-
rinao ho fanatitra ho hanina, koba roa toko
am-pahafolony *ny efaha*, mihiaroharo soli-
kia fahatelony ny famarana hina.
7 Ary ho fanatitr' aidina haterinao divay
fahatelony ny famarana hina, ho zava-
-mani-pofona ho any Iehôvah.
8 Ary raha hamboarinao omby ho fana-
titra hodorana, sa ho fanalamboady, hane-
fana voady, sa ho fanatitra fisaorana, ho
any Iehôvah;
9 Dia ho entina hanampy ny omby iray
fanatitra ho hanina, koba telo toko am-
-pahafolony *ny efaha*, mihiaroharo solikia
antsasaky ny famarana hina.
10 Ary ho entinao ho fanatitr' aidina,
divay antsasaky ny famarana hina, ho fa-
natitra atao amy ny afo ho zava-mani-po-
fona ho any Iehôvah.
11 Izany hatao amy ny omby iray, sa
amy ny ondri-lahy iray, sa amy ny zanak'
ondry iray, sa amy ny zanak'osy iray.
12 Araky ny isa izay hamboarinareo no
hataonareo aminy izy rehetra, araky ny
isany.
13 Araky izany hanavany izay rehetra
teraka eo amy ny tany ireo zavatr' ireo,
raha manatitra fanatitra atao amy ny afo
ho zava-mani-pofona ho any Iehôvah iza-
reo.
14 Ary raha hisy vahiny hitoetra eo ami-
nareo, sa na iza na iza eo aminareo amy yn

taranakareo, ka hanatitra fanatitra atao amy ny afo, ho zava-mani-pofona ho any Iehôvah; araky izay ataonareo no hataony.

15 Ho amy ny fiangonana lalàna iray, ho anareo, ary ho amy ny vahiny koa izay mivahiny, dia lalàna mandrakizay eo amy ny taranakareo: hanahaka anareo ny vahiny eo anatrehany Iehôvah.

16 Lalàna iray sy fanao iray ho anareo, sy ho any ny vahiny izay mitoetra eo aminareo.

17 —Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka nanao hoe;

18 Mitenena amy ny zanaky Isiraely, ka atavy aminy hoe, Raha tonga hianareo eo amy ny tany izay itondrako anareo,

19 Raha hihinany ny vokatry ny tany hianareo, dia haterinareo fanatitr' asandratra ho any Iehôvah.

20 Haterinareo ampempa iray amy ny voalohan-kobanareo voa lena ho fanatitr' asandratra; tahaky ny fanatitr' asandratra amy ny koba voa toto no hanandratanareo iny.

21 Amy ny voalohan-kobanareo voa lena homenareo ho any Iehôvah fanatitr' asandratra eo amy ny taranakareo.

22 Ary rehefa diso hianareo, ka tsy nitandriny ireo didy rehetr' ireo, izay no lazainy Iehôvah taminy Mose,

23 Izay rehetra nampandidiany Iehôvah any Mose anareo, hatramy ny andro izay nandidiany Iehôvah *azy*, noho mihoatra eo amy ny taranakareo;

24 Dia, raha tàhiny natao tamy ny tsi-fahalalana iny, ka tsy fantatry ny fiangonana, dia hanatitra zanak'omby iray ny fiangonan-drehetra ho fanatitra hodorana, ho zava-mani-pofona ho any Iehôvah, ambany ny fanatitra ho hanina, sy ny fanatitr' aidina momba iny, araky ny lalàna, ary zanak'osy iray ho fanatitra noho ny ota.

25 Dia hanao fanavotany ny fiangonan-drehetra amy ny zanaky Isiraely ny mpisorona, dia havela ny helony; fa tamy ny tsi-fahalalana iny; ary hitondra ny fanatiny, dia fanatitra atao amy ny afo ho any Iehôvah, izareo, ary ny fanatiny noho ny ota, noho ny fahadisoana amy ny tsi-fahalalana, ho any Iehôvah.

26 Dia havela ny heloky ny fiangonan-drehetra amy ny zanaky Isiraely, ary ny vahiny izay mitoetra eo aminy; fa teo amy ny tsi-fahalalana ny olon-drehetra.

27 Ary raha misy olon' iray manota amy ny tsi-fahalalana, dia ho entiny osi-vavy iray izay irai-taona ho fanatitra noho ny ota.

28 Dia hanao fanavotany ny olona izay manota amy ny tsi-fahalalana ny mpisorona, noho ny fahadisoana amy ny tsi-fahalalana eo anatrehany Iehôvah, mba hanao fanavotana azy; dia havela ny helony.

29 Ary izay teraka eo amy ny zanaky Isiraely, ary ny vahiny izay mitoetra eo aminareo, dia hanana lalàna iray ny aminy izay manota amy ny tsi-fahalalana hianareo.

30 Fa ny olona izay manota sahisahy, tompon-tany, sa vahiny, manaratsy any Iehôvah izy: ary izany olon' izany ho fongorana eo amy ny olony.

31 Satria nanaratsy ny teniny Iehôvah izy, ka nanota ny didiny, dia ho fongorana tokoa izany olon' izany eo amy ny olony: ny helony ho aminy.

32 —Ary raha tany an-efitra ny zanaky Isiraely, dia nahita olona izay nanangona kitay tamy ny andro sabata izareo.

33 Ary izay nahita azy manangona kitay, nitondra azy taminy Mose, sy taminy Arona, ary tamy ny fiangonan-drehetra.

34 Dia nasiany teo amy ny trano-maizina izy, satria tsy nambara izay hanavana azy.

35 Dia hoy Iehôvah taminy Mose, Hatao maty dia maty izany olon' izany; hitora-bato azy eo ivelany ny toby ny fiangonan-drehetra.

36 Dia namoaka azy ho eo ivelany ny toby ny fiangonan-drehetra, ka nitora-bato azy, ka maty izy: araky izay nandidiany Iehôvah any Mose.

37 —Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka nanao hoe;

38 Mitenena amy ny zanaky Isiraely, ka atavy aminy hoe, hanao rambo ho amy ny sisiny ny akanjony eo amy ny taranany, ary hanisy kofehy manga amy ny rambony ny sisin-damba.

39 Ary ho anareo ho rambo izany, mba ho jerenareo iny, ka ho tsarovinareo ny didy rehetra any Iehôvah, ka hataonareo ireny: ary mba tsy ho tadiavinareo araky ny fonareo, sa araky ny masonareo, izay andehananareo hijangajanga:

40 Mba ho tsarovinareo, ka hataonareo ny didiko rehetra, dia ho masina ho any Andriamanitrareo hianareo.

41 Izaho no Iehôvah Andriamanitrareo,
Izay nampivoaka anareo tamy ny tany
Ejipity, mba ho an' Andriamanitrareo:
Izaho no Iehôvah Andriamanitrareo.

## TOKO XVI.

ARY nanangona *olona* i Kora, zanaky
Izara, zanaky Kohata, zanaky Levy, ary
Datana sy Abirama, zanaky Eliaba, ary
Ona, zanaky Peleta, zanaky Reobena ireo;
2 Dia nitsangana teo anatrehany Mose
izareo, ambany ny zanaky Isiraely sasany,
dia dimam-polo amby roan-jato, andriany
ny fivoriana, loholony ny fiangonana, lehi-
lahy malaza:
3 Ka niangona hanohitra any Mose, sy ha-
nohitra any Arona, izareo, ka nanao ta-
miny hoe, Aoky izay hianareo; satria ma-
sina ny fiangonana, dia izy rehetra, ary
momba azy Iehôvah: ary nahoana no mi-
sandratra ambony ny fiangonana any Iehô-
vah hianareo?
4 Ary raha nandre i Mose, dia nianko-
hoka izy:
5 Dia niteny taminy Kora, sy tamy ny an-
-tokony rehetra, izy, ka nanao hoe, Dia ra-
hamaraina hanehoany Iehôvah izay Azy,
sy izay masina: ary hampanakeky *azy*
Izy; dia hampanakeky izay no fidiny Izy.
6 Atavy izany; Ry Kora, sy ny an-
-tokony rehetra, alao fitondran' afo sasany
ho anareo;
7 Ka asivy afo eo anatiny, ka asivy zava-
-manetona eo anatiny rahampitso eo ana-
trehany Iehôvah: ary ny lehilahy izay no
fidiny Iehôvah, ho masina izy: aoky izay
hianareo, ry zanaky Levy.
8 Dia hoy Mose taminy Kora, Mihainoa
ankehitriny hianareo, ry zanaky Levy:
9 Ataonareo zavatra kely va no nampi-
sarahin' Andriamanitry ny Isiraely anareo
tamy ny fiangonany ny Isiraely, hampa-
nakeky anareo Azy, hanavanareo ny fa-
nompoana amy ny trano-lainy Iehôvah, sy
hitoeranareo eo anatrehany ny fiangonana,
hanompo azy?
10 Dia nampanakeky anao, sy ny za-
naky Levy rehetra rahalahinao hiaraka
aminao, Izy; ary tadiavinareo ny fisoronana
koa va?
11 Izany niangonanao, sy ny an-tokonao
rehetra, hanohitra any Iehôvah; ary inona
i Arona no imonjomonjoanareo aminy?
12 Dia nirahiny Mose hiantso any Da-
tana sy Abirama, zanaky Eliaba; ary hoy
izy roa, Tsy hiakatra izahay:
13 Zavatra kely va no nampiakaranao
anay hiala amy ny tany izay tondraka ro-
nono sy tantely, hamono anay aty an-efitra,
raha tsy ataonao tena ho andriana hifehy
anay?
14 Ary koa tsy nitondra anay ho amy ny
tany tondraka rononon sy tantely hianao, na
nanome anay fananana, saha sy tanim-boalo-
boka: ho potsirinao va ny masony ireo le-
hilahy ireo? tsy hiakatra izahay.
15 Ary tezitr' indrindra i Mose, ka nanao
taminy Iehôvah hoe, Aza mijery ny fana-
tiny hianao: tsy naka ampondra iray aza
taminy aho, na nandratra azy na iray
akory.
16 Dia hoy Mose taminy Kora, Manka-
nesa hianao, sy ny an-tokonao rehetra, eo
anatrehany Iehôvah, hianao, sy izareo, ary
Arona, rahampitso:
17 Ary samia maka ny fitondran' afony
avy hianareo rehetra, ka asivy zava-mane-
tona eo anatiny, ary samia mitondra ny
fitondran' afony avy hianareo rehetra eo
anatrehany Iehôvah, dia fitondran' afo di-
mam-polo amby roan-jato; ary samia *mi-*
*tondra* ny fitondran' afo avy, hianao, sy
Arona.
18 Ary samy naka ny fitondran' afony
avy izy rehetra, ka nasiany afo teo anatiny,
dia nasiany zava-manetona teo anatiny; ary
nijanona teo am-baravarany ny trano-lainy
ny fiangonana izareo, ary Mose sy Arona.
19 Ary Kora nanangony ny fiangonan-
-drehetra hanohitra azy roa lahy, ho eo
am-baravarany ny trano-lainy ny fiango-
nana; dia niseho ny voninahitry Iehôvah
tamy ny fiangonan-drehetra.
20 Dia niteny taminy Mose sy taminy
Arona Iehôvah, ka nanao hoe;
21 Misaraha hianareo aminy izany fian-
gonan' izany, handringianako azy tam-
poka.
22 Dia niankohoka izy roa lahy, ka na-
nao hoe, Andriamanitr' ô, Andriamanitry
ny fanahiny ny nofo rehetra, hisy olon'
iray hanota, ka ho tezitra amy ny fian-
gonan-drehetra va Hianao?
23 Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka
nanao hoe;
24 Mitenena amy ny fiangonana, ka
atavy hoe, Miakara, mba tsy hanakeky

ny trano-lainy Kora, i Datana, ary Abi-
rama, hianareo.
25 Dia nitsangana i Mose, ka nankany
aminy Datana, sy Abirama; ary nanaraka
azy ny loholony ny Isiraely.
26 Dia niteny tamy ny fiangonana izy,
ka nanao hoe, Masìna hianareo, mialà amy
ny lainy ireo olon-dratsy ireo, ka aza ma-
nendry ny azy akory, fandroa ho lany hia-
nareo eo amy ny fahotany rehetra.
27 Dia niakatra izareo, mba tsy hana-
keky ny trano-lainy Kora, i Datana, ary
Abirama; ary Datana sy Abirama ni-
voaka, ka nijanona teo am-baravarany ny
lainy, ary ny vadiny, sy ny zanani-lahy,
ary ny zanany madinikia.
28 Dia hoy Mose, Izany hahafantara-
nareo f' Iehôvah naniraka ahy hanao ireo
asa rehetr' ireo; fa tsy avy tamy ny saiko
*izany*:
29 Raha tàhiny maty ireo olon' ireo toy
ny fahafatesany ny olon-drehetra, sa raha
tàhiny hampijalina izareo araky ny fampi-
jaliany ny olon-drehetra; dia tsy naniraka
ahy Iehôvah;
30 Fa raha tàhiny manisy zavatra vaovao
Iehôvah, ary mivava ny tany, ka mitelina
azy ambany izay rehetra momba azy, ka
midina velona any an-davaka izareo: dia
hahalala hianareo fa nampahatezitra any
Iehôvah ireo olon' ireo.
31 Ary rehefa nahavita nilaza ireo teny
rehetr' ireo izy, dia nisokatra ny tany izay
teo ambaniny:
32 Dia nivava ny tany, ka nitelina azy,
ambany ny tranony, sy ny olon-drehetra
izay any Kora, ary ny fananan-drehetra.
33 Dia nidina velona ho any an-davaka
izareo, sy izay rehetra nomba azy, ary ny
tany nikiatona taminy; ary very teo amy
ny fiangonana izareo.
34 Ary ny Isiraely rehetra izay nanodidina
azy, nandositra noho ny fitarainany; fa
hoy izareo, Fandroa hitelina antsikia koa
ny tany.
35 Ary nisy afo nivoaka taminy Iehôvah,
ka nandany ny lehilahy dimam-polo amby
roan-jato izay nanatitra zava-manetona.
36 —Dia niteny taminy Mose Iehôvah,
ka nanao hoe;
37 Mitenena aminy Eliazara zanaky
Arona mpisorona, mba hanandratry ny
fitondran' afo amy ny fandoroana izy, ka
hampiely ny afo ery; fa masina ireny;
38 Dia ny fitondran' afony ireo mpanota
ireo handratra-tena: ary aoka hatao ireny ho
takelaka lehibe sasany ho firakotry ny fivoa-
diana: fa nanatitry ireny teo anatrehany Ie-
hôvah izareo, ary masina ireny: ary ho fa-
mantarana amy ny zanaky Isiraely ireny.
39 Ary Eliazara mpisorona naka ny fiton-
dran' afo varahina, izay efa nanavany ny
voa dotra fanatitra; ary nataony takelaka
lehibe sasany ho firakotry ny fivoadiana:
40 Ho fahatsiarovana amy ny zanaky
Isiraely, mba tsy hisy vahiny, izay tsy eo
amy ny zanaky Arona, hanakeky hanati-
tra zava-manetona eo anatrehany Iehôvah;
fandroa hanahaka any Kora, sy ny an-
-tokony, izy: araky izay nampilazany Ie-
hôvah any Mose taminy.
41 Ary nony ampitso, dia nimonjomonjo
taminy Mose, sy taminy Arona, ny fian-
gonan-drehetra amy ny zanaky Isiraely,
ka nanao hoe, Hianareo namono ny olony
Iehôvah.
42 Ary raha niangona ny fiangonana ha-
nohitra any Mose sy Arona, dia nijery ny
trano-lainy ny fiangonana izareo; ary, in-
dro, nisarony iny ny rahona, ka niseho ny
voninahitry Iehôvah.
43 Dia nankany Mose sy Arona eo alo-
hany ny trano-lainy ny fiangonana.
44 Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka
nanao hoe;
45 Miakara hiala aminy io fiangonan' io,
handaniako azy tampoka. Dia niankohoka
izy roa lahy.
46 Ary hoy Mose taminy Arona, Alao
ny fitondran' afo, ka asivy afo eo anatiny
nalaina tamy ny fivoadiana, dia asivy zava-
-manetona, ka mandehana faingiana any
amy ny fiangonana, ka manava fanavotana
azy; fa nivoaka taminy Iehôvah fahate-
zerana; vao latsaka ny aretin-dratsy.
47 Dia nalainy Arona araky izay no di-
diany Mose, ka nihiazakazaka ho amy ny
fiangonana izy; ary, indro, vao latsaka
teo amy ny olona ny aretin-dratsy; ary
nanisy ny zava-manetona teo izy, ka nanao
fanavotany ny olona.
48 Dia nijanona teo anelanelany ny maty,
sy ny velona, izy: dia natsahatra ny are-
tin-dratsy.
49 Ary izay efa maty teo amy ny aretin-
-dratsy, dia fiton-jato amby efatr' arivo
amby iray alina, nanampy izay efa maty
noho ny teniny Kora.

50 Dia niverina i Arona taminy Mose ho
amy ny varavarany ny trano-lainy ny fiangonana; ary ny aretin-dratsy natsahatra.

## TOKO XVII.

Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka nanao hoe;
2 Mitenena amy ny zanaky Isiraely, ka
alao aminy izy rehetra tehin' iray avy, araky ny tranon-drazana, amy ny andriany rehetra araky ny tranon-drazany, dia tehina roa amby ny folo: soraty amy ny tehina avy ny anarany izy rehetra.
3 Dia ho soratanao ny anarany Arona
amy ny tehiny ny Levy: fa tehin' iray ho any ny lohany ny tranon-drazany.
4 Dia hasianao ireny eo amy ny trano-lainy ny fiangonana eo alohany ny Filazana, izay ihaonako aminareo.
5 Ary hitsimoka ny tehiny ny lehilahy
izay ho fidiko: dia hatsahatro amiko ny fimonjomonjoany ny zanaky Isiraely izay imonjomonjoany aminareo.
6 Dia niteny Mose tamy ny zanaky Isiraely, ka samy nomeny ny andriany rehetra azy tehin' iray avy, araky ny tranon-drazany, dia tehina roa amby ny folo; ary ny tehiny Arona teo afovoany ny tehiny.
7 Dia nasiany Mose ireo tehina teo anatrehany Iehôvah, teo an-trano-lainy ny Filazana.
8 Ary nony ampitso, dia nankany an-trano-lainy ny Filazana i Mose: ary, indro, nitsimoka ny tehiny Arona ho amy ny tranony ny Levy, dia nanaroka, sy namony, ka namoa alimonda.
9 Dia navoaky Mose ny tehina rehetra
hiala eo anatrehany Iehôvah, ho amy ny zanaky Isiraely rehetra: dia nijery izareo, ka naka ny tehiny avy izy rehetra.
10 Dia hoy Iehôvah taminy Mose, Ento
ny tehiny Arona indray ho eo alohany ny Filazana, ho tehirizana ho famantarana amy ny mpiodina: dia hatsahatrao amiko ny fimonjomonjoany, mba tsy ho maty izareo.
11 Dia nataony Mose: araky izay efa
nandidiany Iehôvah azy, no nataony.
12 Dia niteny ny zanaky Isiraely taminy
Mose, ka nanao hoe, Indro, miala-aina izahay, very izahay, very izahay rehetra.
13 Ho maty izay rehetra manakeky akory
ny trano-lainy Iehôvah; ho lany maty v' izahay?

## TOKO XVIII.

Ary hoy Iehôvah taminy Arona, Hianao, sy ny zanakao, sy ny tranon-drazanao koa, hitondra ny heloky ny fitoera-masina: ary hianao, sy ny zanakao koa, hitondra ny heloky ny fisoronanareo.
2 Ary ny rahalahinao koa avy amy ny
fireneny Levy, fireneny ny rainao, ento miaraka aminao, mba hiray aminao izareo, ka hanompo anao: fa ho eo alohany ny trano-lainy ny Filazana hianao, sy ny zanakao koa.
3 Dia hitandriny ny raharahanao, sy ny
raharahany ny trano-lay rehetra, izareo; kanefa tsy hanakeky ny fanaky ny fitoera-masina, na ny fivoadiana, izareo, fandroa maty izareo, sy hianareo koa.
4 Dia hiray aminao izareo, ka hitandriny
ny raharahany ny trano-lainy ny fiangonana, ho amy ny fanompoan-drehetra amy ny trano-lay: ary vahiny tsy hanakeky anareo.
5 Dia ho tandremanareo ny raharahany
ny fitoera-masina, sy ny raharahany ny fivoadiana; mba tsy hisy fahatezeran' intsony amy ny zanaky Isiraely.
6 Ary Izaho, indro, Izaho efa naka ny
rahalahinareo zanaky Levy teo amy ny zanaky Isiraely: omena anareo ho zavatr'omena ho any Iehôvah izareo, hanao fanompoana amy ny trano-lainy ny fiangonana.
7 Ary hianao, sy ny zanakao koa, hitandriny ny fisoronanareo, amy ny zavatra rehetra momba ny fivoadiana, ary eo anatiny ny fisalobonana; dia hanompo hianareo: efa nomeko ny fisoronanareo ho fanompoana omena; ary ny vahiny izay manakeky, hatao maty.
8 Dia hoy Iehôvah taminy Arona, Indro,
efa nomeko anao koa ny raharahany ny fanatitr' asandratra ho Ahy, avy amy ny zava-masin-drehetra amy ny zanaky Isiraely; efa nomeko anao sy ny zanakao ireny, ho lalàna mandrakizay, noho ny fanosorana.
9 Izany ho anao amy ny zava-masin' indrindra, *narovana* tamy ny afo: ny fanatiny rehetra, ny fanatiny rehetra ho hanina, sy ny fanatiny rehetra noho ny ota, ary ny fanatiny rehetra noho ny fahadisoana, izay

homeny Ahy, ho masin' indrindra ho anao
sy ny zanakao.
10 Eo amy ny fitoera-masin' indrindra
hihinananao iny: ny lahy rehetra hihinany
iny: ho masina ho anao iny.
11 Dia ho anao izany; ny fanatitr' asan-
dratra amy ny zavatr'omeny, ambany ny
fanatitr' ahevaheva rehetra amy ny zanaky
Isiraely: efa nomeko ireny ho anao, ary
ny zanakao-lahy, sy ny zanakao-vavy koa,
ho lalàna mandrakizay: izay rehetra ma-
dio eo an-tranonao hihinany iny.
12 Izay rehetra tsara indrindra amy ny
solikia, sy izay rehetra tsara indrindra amy
ny divay, sy ny vary, voaloham-bokatra
aminy, izay haterina ho any Iehôvah, efa
nomeko anao ireny.
13 Ho anao ny voaloham-bokatra rehetra
eo amy ny taniny, izay hateriny ho any
Iehôvah; izay rehetra madio eo an-trano-
nao hihinany iny.
14 Ho anao ny zava-drehetra atokana,
amy ny Isiraely.
15 Ho anao izay rehetra manokatry ny
kibo eo amy ny nofo rehetra, izay ho en-
tiny ho any Iehôvah, na olona, na biby:
kanefa ny voalohan-teraky ny olona havo-
tanao tokoa, ary ny voalohan-teraky ny
biby maloto havotanao.
16 Ary ireo izay mety havotana, izay
irai-volana, havotanao, araky ny fanom-
bananao, amy ny sekely dimy, araky ny
sekeliny ny fitoera-masina, roa-polo gera
izany.
17 Fa ny voalohan-terak'omby, sa ny
voalohan-terak'ondry, sa ny voalohan-te-
rak'osy, tsy havotanao; masina ireny: ha-
mafy ny rany amy ny fivoadiana hianao,
ka handoro ny taviny, ho fanatitra atao
amy ny afo, ho zava-mani-pofona ho any
Iehôvah.
18 Dia ho anao ny nofony, ho anao ta-
haky ny tratr' ahevaheva, ary tahaky ny
sorok' ankavanana.
19 Ny fanatitr' asandratra rehetra amy
ny zava-masina izay ateriny ny zanaky
Isiraely ho any Iehôvah, efa nomeko anao,
ary ny zanakao-lahy, sy ny zanakao-vavy
koa, ho anjara mandrakizay: fanekena
mandrakizay atao amy ny fanasina iny eo
anatrehany Iehôvah aminao, ary amy ny
zanakao koa.
20 Dia niteny taminy Arona Iehôvah
hoe, Tsy handova eo amy ny taniny hianao,
na hanana anjara eo aminy: Izaho no an-
jaranao, sy ny lovanao, eo amy ny zanaky
Isiraely.
21 Ary, indro, efa nomeko ny zanaky
Levy ny fahafolon-karena rehetra ho lova,
ho tambiny ny fanompoany, izay hanom-
poany, dia ny fanompoana amy ny trano-
-lainy ny fiangonana.
22 Ary tsy mahazo manakeky ny trano-
-lainy ny fiangonana intsony ny zanaky
Isiraely, fandroa mitondra heloka izareo,
ka maty.
23 Fa ny zanaky Levy hanao ny fanom-
poana amy ny trano-lainy ny fiangonana,
ary hitondra ny helony izareo: ho lalàna
mandrakizay eo amy ny taranakareo iny,
f' eo amy ny zanaky Isiraely tsy hananany
fandovana.
24 Fa ny fahafolon-kareny ny zanaky
Isiraely, izay ateriny ho fanatitr' asandra-
tra ho any Iehôvah, efa nomeko ny zanaky
Levy ho lova; izany nilazako taminy hoe,
Tsy hanana fandovana eo amy ny zanaky
Isiraely izareo.
25 Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka
nanao hoe;
26 Dia mitenena amy ny zanaky Levy,
ka atavy aminy hoe, Raha halainareo amy
ny zanaky Isiraely ny fahafolon-karena
izay efa nomeko anareo ho lovanareo avy
aminy, dia hanatitra fanatitr' asandratra avy
aminy ho any Iehôvah hianareo, dia faha-
folony ny fahafolon-karena.
27 Ary ny fanatitrareo asandratra hisaina
ho anareo, toy ny vary avy amy ny famo-
loana, ary toy ny habeny ny famiazam-
-boaloboka.
28 Izany koa hanateranareo fanatitr' asan-
dratra ho any Iehôvah, avy amy ny faha-
folon-karenareo rehetra, izay ho raisinareo
amy ny zanaky Isiraely; ary haterinareo
avy aminy iny, ny fanatitr' asandratra ho
any Iehôvah, ho aminy Arona mpisorona.
29 Ary amy ny zava-drehetra omena
anareo hanateranareo ny fanatitr' asandra-
tra rehetra ho any Iehôvah, dia amy ny
tsara indrindra rehetra avy aminy, dia izay
zavatra avy aminy hasinina.
30 Dia atavy aminy hoe, Raha manan-
dratry ny tsara indrindra avy aminy hiana-
reo, dia hisaina ho any ny zanaky Levy iny
tahaky ny fitomboana avy amy ny famo-
loana, ary ny fitomboana avy amy ny fa-
miazan-divay.

31 Dia hihinany iny hianareo eo amy ny
fitoeran-drehetra, hianareo sy ny mpiana-
kavinareo: fa tambinareo iny noho ny fa-
nompoanareo eo amy ny trano-lainy ny
fiangonana.
32 Ary tsy izany hitondranareo heloka,
raha manandratry ny tsara indrindra avy
aminy hianareo; ary aza mandoto ny zava-
-masina amy ny zanaky Isiraely hianareo,
fandroa maty hianareo.

## TOKO XIX.

DIA niteny taminy Mose sy Arona Iehôvah, ka nanao hoe;
2 Izany no fitandremany ny lalàna izay
efa no didiany Iehôvah hoe, Mitenena amy
ny zanaky Isiraely, hitondra vantotr'om-
by mena, tsi-misy tsiny, izay tsi-misy fon-
dro, izay tsy mbola nasiana fampiasana.
3 Ary omeo iny ho any Eliazara mpiso-
rona, hitondrany iny eo ivelany ny toby,
ary aoky hisy hamono iny eo anatrehany:
4 Dia hanalany Eliazara mpisorona ny
rany amy ny rantsan-tànany, ka hafafa-
zany ny rany impito ho eo alohany ny
trano-lainy ny fiangonana:
5 Dia hisy handoro ny vantotr'omby eo
imasony; ny hodiny, sy ny nofony, ary
ny rany ambany ny tainy, hodorany:
6 Dia halainy ny mpisorona hazo sedera,
sy hisopa, ary jaky, ka hariany eo afo-
voany ny fandoroany ny vantotr'omby.
7 Dia ho sasany ny mpisorona ny fita-
fiany, ka handro ny nofony eo amy ny
rano izy, ary rehefa afak' izany, dia han-
kany eo amy ny toby izy, ary haloto man-
dra-pahariva ny andro ny mpisorona.
8 Ary izay mandoro iny hanasa ny fita-
fiany eo amy ny rano, ary handro ny no-
fony eo amy ny rano, ary haloto mandra-
-pahariva ny andro izy.
9 Dia hangoniny ny anankiray madio ny
lavenony ny vantotr'omby, ka hasiany eo
ivelany ny toby eo amy ny fitoera-madio
anankiray, dia ho tehizirina iny ho any ny
fiangonany ny zanaky Isiraely, ho rano
fanokanana; fanadiovana amy ny ota iny.
10 Dia hanasa ny fitafiany izay manan-
gony ny lavenony ny vantotr'omby, ary
haloto mandra-pahariva ny andro: ary
ho any ny zanaky Isiraely, ary ho any ny
vahiny izay mitoetra eo aminy, ho lalàna
mandrakizay iny.
11 Izay manendry ny fatin'olona haloto
hafitoan' andro.
12 Izy hanadio-tena aminy iny nony
andro fahatelo, ary hadio amy ny andro
fahafito izy: fa raha tsy hanadio-tena nony
andro fahatelo izy, dia tsy hadio amy ny
andro fahafito izy.
13 Izay rehetra manendry ny fatin'olona
izay efa maty, ka tsy manadio-tena izy, dia
mandoto ny trano-lainy Iehôvah izy; dia ho
fongorana eo amy ny Isiraely izany olon'
izany: satria tsy nafafy ny rano fanoka-
nana taminy, haloto izy: ny fahalotoany
mbola eo aminy.
14 Izany no lalàna, raha tàhiny misy
olona maty eo an-day: izay rehetra man-
kany amy ny lay, ary izay rehetra eo ana-
tiny ny lay, haloto hafitoan' andro.
15 Ary ny fanaka rehetra misokatra,
izay tsy manan-drakotra mifehy aminy, dia
haloto.
16 Ary izay rehetra manendry izay ma-
tin-tsabatra any an-tsaha, sa fatin'olona, sa
taolan'olona, sa fasana, haloto hafitoan' an-
dro izy.
17 Dia hanalany ho any ny maloto ny
lavenony izay odorana ho fanadiovana amy
ny ota, ary rano mandeha hasiana ambo-
niny, eo amy ny fanaka:
18 Dia haka hisopa ny olona madio
anankiray, ka hanitriky iny eo amy ny rano,
ka hafafiny eo amy ny lay, sy eo amy ny
fanaka rehetra, sy eo amy ny olona izay
eo, ary eo aminy izay nanendry ny tao-
lana, sa ny vonoina, sa ny maty, sa ny
fasana:
19 Dia hafafiny ny olo-madio ny maloto
amy ny andro fahatelo, sy amy ny andro
fahafito: dia hanadio-tena amy ny andro
fahafito izy, ka hanasa ny fitafiany sy han-
dro eo amy ny rano, dia hadio nony hariva
izy.
20 Fa ny olona izay haloto, ka tsy hana-
dio-tena, dia ho fongorana eo amy ny fian-
gonana izany olon' izany, satria nandoto
ny fitoera-masina any Iehôvah izy; ny
rano fanokanana tsy hafafy aminy; ha-
loto izy.
21 Dia ho lalàna mandrakizay iny eo
aminy: f' izay mamafy ny rano fanokanana
hanasa ny fitafiany: ary izay manendry
ny rano fanokanana haloto mandra-paha-
riva ny andro.
22 Ary ny zava-drehetra izay no tendreny

ny maloto, dia haloto: ary ny olona izay
manendry, dia haloto mandra-pahariva ny
andro.

## TOKO XX.

Dia nankany an-efitra Zina ny zanaky Isi-
raely, dia ny fiangonan-drehetra, tamy ny
volana voalohany: ary tany Kadesa nitoe-
rany ny olona: ary maty tany Miriama, ka
nalevina tany.
2 Ary tsy nisy rano ho any ny fiango-
nana: dia niangona hanohitra any Mose sy
Arona izareo.
3 Dia niady taminy Mose ny olona, ka
niteny, hoe, Enga ka maty izahay, raha
maty teo anatrehany Iehôvah ny rahala-
hintsikia.
4 Ary nahoana no nentinareo ny fiango-
nana any Iehôvah ho aminy itoy efitr' itoy,
mba ho maty eo izahay sy ny ombinay?
5 Ary nahoana hianareo no nampiakatra
anay avy tany Ejipity, hampiditra anay ho
aminy itoy fitoeran-dratsy itoy? tsy fitoe-
rana hamafazana voan-javatra, sa voara, sa
voaloboka, sa voasari-be-voa; ary tsy misy
rano ho sotroina.
6 Dia nandeha i Mose sy Arona hiala eo
anatrehany ny fiangonana ho amy ny va-
ravarany ny trano-lainy ny fiangonana, ka
niankohoka izy roa lahy; dia niseho ny
voninahitry Iehôvah taminy.
7 Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka
nanao hoe;
8 Alao ny tehina, ka angony ny fiango-
nana, dia hianao sy Arona rahalahinao, ka
mitenena amy ny vatolampy eo imasony
hianareo; dia hamoaky ny ranony izy; ary
hampivoaka rano ho azy amy ny vatolampy
hianao; dia hampisotroinao ny fiangonana,
sy ny bibiny.
9 Dia nalainy Mose ny tehina teo anatre-
hany Iehôvah, araky izay nandidiany azy.
10 Dia nangoniny Mose sy Arona ny
fiangonana teo alohany ny vatolampy, ka
hoy izy taminy, Mihainoa ankehitriny hia-
nareo, ry mpiodina: aminy itoy vatolampy
itoy hamoahanay rano va ho anareo?
11 Dia nanangany ny tànany Mose, ka
namely ny vatolampy indroa tamy ny te-
hina izy; dia nivoaka betsaka ny rano;
ka nisotro ny fiangonana sy ny bibiny.
12 Dia niteny taminy Mose sy Arona
Iehôvah hoe, Satria tsy nino Ahy hianareo,
hahamasina Ahy eo imasony ny zanaky
Isiraely, dia tsy hitondra izao fiangonan'
izao hianareo ho amy ny tany izay no-
meko azy.
13 Itoy no rano Meriba; satria niady
taminy Iehôvah ny zanaky Isiraely; ka-
nefa no hasinina taminy Izy.
14 Dia nanirak'olona i Mose hiala any
Kadesa, hankany amy ny mpanjaka any
Edoma; Izany no lazainy ny Isiraely ra-
halahinao, Hianao mahalala ny fahorian-
-drehetra niaretanay:
15 Izay nidinany ny razanay tany Eji-
pity, sy izay nitoeranay tany Ejipity ela;
ary nampahory anay sy ny razanay ny
Ejipity:
16 Ary raha nitaraina taminy Iehôvah
izahay, dia nandre ny feonay Izy, dia na-
niraka anjely, ka nampivoaka anay tany
Ejipity: ary, indro, any Kadesa, tanàna
eo amy ny faritry ny taninao, izahay:
17 Masìna hianao, aoka handeha hamaky
ny taninao izahay; tsy handeha hamaky
ny saha, na ny tanim-boaloboka, izahay;
ary tsy hisotro ny rano amy ny fantsakana
izahay: ny làlam-beny ny mpanjaka no
handehananay; tsy hania ho amy ny
ankavanana, na ho amy ny ankavia, iza-
hay, mandra-pihoaranay ny faritry ny ta-
ninao.
18 Ary hoy ny Edoma taminy, Tsy han-
deha hamaky ny taniko hianao, fandroa
hivoaka hamely anao amy ny sabatra aho.
19 Ary hoy ny zanaky Isiraely taminy,
Ny làlam-be no handehananay: ary raha
hisotro ny ranonao aho sy ny ombiko, dia
hefaiko vola izany; izany hiany, tsy misy
mihoatra, aoka handeha an-tongotra hiany
aho.
20 Ary hoy izy, Tsy handeha hamaky
hianao. Ary olona marobe sy tànana ma-
hery nivoahany ny Edoma hanohitra azy.
21 Dia tsy nety ny Edoma hamela ny
Isiraely handeha hamaky ny taniny; ka
nania ny zanaky Isiraely hiala aminy.
22 Dia niala ny zanaky Isiraely, dia
ny fiangonan-drehetra, tany Kadesa, ka
nankany an-tendrombohitra Hora.
23 Dia niteny taminy Mose sy Arona
Iehôvah tany an-tendrombohitra Hora, teo
amy ny fari-tany Edoma, ka nanao hoe,
24 Hangonina i Arona ho amy ny olony;
fa tsy hiditra any amy ny tany izay nomeko
ho any ny zanaky Isiraely izy, satria nio-

dina nanohitry ny teniko teo amy ny rano
Meriba hianareo.
25 Alao i Arona, sy Eleazara zanany, ka
ento ho any an-tendrombohitra Hora izy
mianaka:
26 Dia analao ny fitafiany Arona, ka
asivy aminy Eleazara zanany ireny: ary
hangonina i Arona *ho amy ny olony*, ka
ho maty eo.
27 Dia nanao i Mose araky izay no di-
diany Iehôvah; dia niakatra tany an-ten-
drombohitra Hora teo imasony ny fian-
gonan-drehetra izy telo lahy.
28 Dia nanalany Mose ny fitafiany
Arona, ka nasiany taminy Eleazara zanany
ireny: dia maty Arona tany an-tampon-
-tendrombohitra: dia nidina tany an-ten-
drombohitra i Mose sy Eleazara.
29 Dia nahita ny fiangonan-drehetra
f' efa maty Arona, dia nitomany any
Arona telo-polo andro izareo, dia ny mpia-
nakaviny Isiraely rehetra.

## TOKO XXI.

Dia nandre i Arada Kanana mpanjaka
izay nitoetra tany atsimo, f' efa nandeha
tamy ny làlana mankany Atarima ny Isi-
raely: dia niady tamy ny Isiraely izy, ka
namabo azy sasany.
2 Dia nivoady taminy Iehôvah ny Isi-
raely, ka nanao hoe, Raha hatolotra dia
hatolotrao any an-tànanay ireo olon' ireo,
dia haringianay avokoa ny tanànany.
3 Dia nandre ny feony ny Isiraely Iehô-
vah, ka nanolotry ny olon-Kanana; dia
naringiany izareo, sy ny tanànany; dia
natao ny anarany ny fitoerana hoe, i Ho-
rima.
4 Dia niala tany an-tendrombohitra Hora,
tamy ny làlana mankany an-Dranoma-
sina mena, izareo, hanodidinany ny tany
Edoma: dia reraka noho ny làlana ny fana-
hiny ny olona.
5 Dia niteny ny olona nanohitra an' An-
driamanitra, sy nanohitra any Mose, Na-
hoana no nampiakarinareo tany Ejipity
izahay, ho maty aty an-efitra? fa tsy misy
mofo, na rano; ary halany ny fanahinay io
mofo maivan' io.
6 Dia nampandehaniny Iehôvah mena-
ran' afo sasany teo amy ny olona; dia na-
nekitry ny olona ireny; dia maty ny olon'
Isiraely marobe.
7 Dia nankany aminy Mose ny olona, ka
nanao hoe, Efa nanota izahay, f' efa ni-
teny nanohitra any Iehôvah sy nanohitra
anao izahay; mangataha aminy Iehôvah
hanesorany ny menarana aminay. Dia
nangataka ho any ny olona i Mose.
8 Dia hoy Iehôvah taminy Mose, Ma-
nava ho anao menaran' afo, ka ampitoero
iny amy ny salazana; ary izay rehetra
kekerina, raha mijery iny izy, dia ho ve-
lona.
9 Dia nanao menarana varahina i Mose,
ka nampitoeriny iny tamy ny salazana:
ary rehefa nanekitr'olona ny menarana, raha
nijery ny menarana varahina izy, dia ve-
lona izy.
10 Dia nifindra ny zanaky Isiraely, ka
nitoby tany Obota.
11 Dia niala tany Obota izareo, ka ni-
toby tany Iye-Abarima, tany an-efitra izay
eo alohany Moaba, amy ny fiposahany ny
masoandro.
12 Dia niala tany izareo, ka nitoby tamy
ny lohasaha Zareda.
13 Dia niala tany izareo, ka nitoby tany
an-dafiny Arinona, izay any an efitra, izay
avy amy ny fari-taniny ny Amora: f' i
Arinona no fari-taniny ny Moaba, eo ane-
lanelany ny Moaba sy ny Amora.
14 Koa voa laza teo amy ny bokiny ny
adiny Iehôvah, Tany Vaheba any Siofa,
sy teo amy ny renirano Arinona;
15 Ary teo amy ny fandriahany ny reni-
rano, izay mankany amy ny fitoerany Ara,
ka miray amy ny fari-taniny ny Moaba.
16 Dia niala tany, hankany Bera izay ni-
lazany Iehôvah taminy Mose, Manangòna
ny olona, dia homeko rano izareo.
17 Dia nihira izao tonon-kira izao ny
Isiraely, Miboiboiha, ry loharano, mihirà
hianareo aminy:
18 Nihiady ny loharano ireo andriana,
nihiady iny ny loholona tamy ny tehiny,
araky ny teniny ny mpanome lalàna. Dia
niala tany an-efitra, hankany Matana:
19 Dia niala tany Matana, hankany Na-
haliela: dia niala tany Nahaliela, hankany
Bamota:
20 Dia niala tany Bamota, hankany an-
-dohasaha izay eo amy ny tany Moaba ho
any an-tampony Pisiga izay manatriky ny
Efitra.
21 Dia nanirak'olona ny Isiraely ho ami-
ny Sihôna mpanjaky ny Amora, ka nanao
hoe;

22 Avela handeha hamaky ny taninao
izahay; tsy hania ho amy ny saha, na ho
amy ny tanim-boaloboka, izahay; tsy hi-
sotro ny rano amy ny fantsakana izahay;
ny làlam-beny ny mpanjaka no handeha-
nanay, mandra-pihoaranay ny fari-taninao.
23 Dia tsy navelany Sihona ny Isiraely
handeha hamaky ny taniny; dia nanangony
ny olony rehetra i Sihona, ka nivoaka tany
an-efitra hiady amy ny Isiraely: dia nan-
kany Iahaza izy, ka niady tamy ny Isi-
raely.
24 Dia namely azy tamy ny lelan-tsaba-
tra ny Isiraely, ka nahazo ny taniny ha-
trany Arinona, ka hatrany Iaboka, dia ha-
trany ny zanaky Amona; fa mafy ny fari-
-taniny ny zanaky Amona.
25 Dia nalainy ny Isiraely ireny tanàna
rehetr' ireny, ka nitoetra ny Isiraely tany
an-tanàna rehetra any ny Amora, tany
Hesibona, sy tamy ny zana-bohitra rehe-
tra tany.
26 F' i Hesibona no tanànany Sihona
mpanjaky ny Amora, izay efa niady tamy
ny mpanjaky ny Moaba taloha, k' efa na-
lainy ny taniny rehetra tamy ny tànany,
dia hatrany Arinona.
27 Izany nanavany ny mpanao ohabo-
lana hoe, Mandehana any Hesibona, aoka
hatsangana sy hamboarina ny tanànany
Sihona:
28 Fa nisy afo nivoaka tany Hesibona,
lel' afo tany an-tanànany Sihona: efa lany
iny Ara any ny Moaba, *sy* ireo tompony ny
fitoeran' avony Arinona.
29 Mahita loza hianao, ry Moaba! very
hianao, ry olon-Kemosa: efa natolony
ho babo ho any Sihona mpanjaky ny
Amora ny zanani-lahy izay nandositra, ary
ny zanani-vavy.
30 Nitifitra azy izahay; very Hesibona
hatrany Dibona, ka nandrava *azy* hatrany
Nofa, izay nihiatrany Medeba, izahay.
31 Dia nitoetra teo amy ny taniny ny
Amora ny Isiraely.
32 Dia nanirak'olona i Mose hisafo any
Iazera, dia nahafaky ny vohitra tany izareo,
ka nandroaky ny Amora izay tany.
33 Dia nania izareo, ka niakatra tamy ny
làlana mankany Basana: dia nivoaka i Oga,
mpanjaky ny Basana, hihaona aminy,
izy sy ny olony rehetra, hiady any Edrey.
34 Dia hoy Iehôvah taminy Mose, Aza
matahotra azy hianao: f' efa natolotro any
an-tànanao izy, sy ny olony rehetra, ary
ny taniny; ary hanao aminy hianao araky
izay nataonao taminy Sihona mpanjaky ny
Amora, izay nitoetra tany Hesibona.
35 Dia namely azy, sy ny zanani-lahy,
ary ny olony rehetra, izareo, mandra-paha-
-tsi-hisy ho azy velona na iray akory; dia
nahazo ny taniny izareo.

## TOKO XXII.

DIA nifindra ny zanaky Isiraely, ka ni-
toby tany amy ny tany lemaka any ny
Moaba, tany an-dafiny Ioridany, teo ani-
lany Ieriko.
2 Dia hitany Balaka zanaky Zipora izay
rehetra efa nataony ny Isiraely tamy ny
Amora.
3 Dia natahotr' indrindra ny Moaba noho
ny olona, fa maro izareo: dia very saina
ny Moaba noho ny zanaky Isiraely.
4 Dia hoy ny Moaba tamy ny loholony
ny Midiana, Ankehitriny hifaoky izay re-
hetra manodidina antsikia io an-tokony io,
tahaky ny fifaoky ny omby ny ahitra any
an-tsaha. Ary Balaka zanaky Zipora no
mpanjaky ny Moaba taminy izany andro
izany.
5 Dia nanirak'olona izy, ho aminy Ba-
lama zanaky Beora any Petora, izay eo
amorony ny ony amy ny taniny ny zanaky
ny olony, hiantso azy, ka nanao hoe, In-
dro, misy olona nivoaka tany Ejipity:
indro, mandrakotry ny tany izareo, ka mi-
toetra eo tandrifiko izareo:
6 Ary mankanesa ankehitriny, masìna
hianao, ozony ho ahy ireo olon' ireo; fa
tsy leoko ireo; angamba hahery aho, ha-
melezantsikia azy, ka handroahako azy
amy ny tany; satria fantatro fa voa tahy
izay no tahinao, ary voa ozona izay nozo-
ninao.
7 Dia niàla ny loholony ny Moaba, sy ny
loholony ny Midiana, mitondra ny tambiny
ny fankatovana eny an-tànany: dia nan-
kany aminy Balama izareo, ka nilaza ta-
miny izay teniny Balaka.
8 Dia hoy izy taminy, Mitoera aty anio
alina, dia hitondra teny indray aminareo
aho, araky izay ho lazainy Iehôvah amiko:
dia nitoetra teo aminy Balama ireo andriany
ny Moaba.
9 Dia nankany aminy Balama Andria-

manitra, ka nanao hoe, Iza no ireo lehilahy
ireo ato aminao?
10 Dia hoy Balama tamin' Andriamani-
tra, I Balaka, zanaky Zipora, mpanjaky ny
Moaba, efa naniraka tamiko hoe;
11 Indro, misy olona nivoaka tany Eji-
pity, izay mandrakotry ny tany: avia an-
kehitriny, ozony ho ahy izareo; angamba
haharesy azy aho, ka handroaka azy.
12 Ary hoy Andriamanitra taminy Ba-
lama, Aza mandeha miaraka aminy hia-
nao: aza manozony ny olona hianao: fa
voa tahy ireo.
13 Dia nifoha maraina koa i Balama, ka
nanao taminy ireo andriany Balaka hoe,
Mandehana any amy ny taninareo: fa tsy
mety mamela ahy handeha hiaraka ami-
nareo Iehôvah.
14 Dia niaingia ny andriany ny Moaba,
ka nankany aminy Balaka izareo, ka nanao
hoe, Tsy mety mandeha miaraka aminay i
Balama.
15 Dia nirahiny Balaka indray andriana
maromaro sy malazalaza kokoa noho ireny.
16 Dia nankany aminy Balama izareo,
ka nanao taminy hoe, Izany no lazainy
Balaka zanaky Zipora, Masìna hianao,
aoky tsy azon-tsampona hianao hankaty
amiko:
17 Fa homeko anao voninahitra lehibe
dia lehibe indrindra, ka hataoko izay re-
hetra ho lazainao amiko: avia àry, masìna
hianao, ozony ho ahy ireo olon' ireo.
18 Dia namaly Balama, ka nanao tamy
ny mpanompony Balaka hoe, Na dia
homeny Balaka ahy ny tranony feno vo-
lafotsy sy volamena, dia tsy mahay mi-
hoatry ny teniny Iehôvah Andriamanitro
aho, hanao latsaka, na mihoatra.
19 Ary ankehitriny, masìna hianareo,
mitoera aty anio alina hianareo koa, mba
ho fantatro izay ho lazainy Iehôvah amiko
indray.
20 Dia nankany aminy Balama nony
alina Andriamanitra, ka nanao taminy hoe,
Raha tàhiny avy ny olona hiantso anao,
mitsangàna, mandehana hiaraka aminy;
kanefa ny teny izay ho lazaiko aminao,
izany no hataonao.
21 Dia nifoha maraina koa i Balama, ka
nasiany ny lasely tamy ny ampondrany,
dia nandeha niaraka taminy ireo andriany
ny Moaba izy.
22 Dia nirehitra ny fahatezeran' Andria-
manitra, satria nandeha izy: dia nijanona
ny anjeliny Iehôvah tany an-dàlana, ho
fahavalo hanohitra azy. Ary nitainginy
ny ampondrany izy, ary ny mpanompony
roa lahy niaraka taminy.
23 Dia hitany ny ampondra ny anjeliny
Iehôvah nijanona tany an-dàlana, ary ny
sabatrany voa tsoaka teny an-tànany: dia
nivily tamy ny làlana ny ampondra, ka
nankany an-tsaha: dia nikiapoky ny am-
pondra i Balama, hamerenany azy ho amy
ny làlana.
24 Dia nijanona ny anjeliny Iehôvah tany
amy ny làlany ny tanim-boaloboka, nisy
ampentany tamy ny ilany ety, ary ampen-
tany tamy ny ilany ery.
25 Ary raha nahita ny anjeliny Iehôvah
ny ampondra, dia niantsambotra ho amy ny
ampentany izy, ka nanery ny tongotry Ba-
lama tamy ny ampentany; dia nikiapoka
azy indray izy.
26 Dia nandeha lavidavitra kokoa ny
anjeliny Iehôvah, ka nijanona tany amy ny
fitoeran' éty, izay tsy nisy làlana hiviliana
ho amy ny ankavanana na ho amy ny
ankavia.
27 Ary raha nahita ny anjeliny Iehôvah
ny ampondra, dia nandry teo ambany
Balama izy: dia nirehitra ny fahatezerany
Balama, ka nikiapoky ny ampondra tamy
ny tehina izy.
28 Dia nanokatry ny vavany ny ampon-
dra Iehôvah, hanavany aminy Balama hoe,
Inona no nataoko taminao, no nikiapoka
ahy izao intelo izao hianao?
29 Dia hoy Balama tamy ny ampondra,
Satria naneso ahy hianao; enga ka misy
sabatra eto an-tànako, dia ho vonoiko hia-
nao ankehitriny.
30 Dia hoy ny ampondra taminy Ba-
lama, Tsy ampondranao v' aho, izay ni-
taingienanao mandrakariva mandraka an-
dro any? efa fanaoko hanao izany akory
aminao va? Dia hoy izy, Tsia.
31 Dia nampihiratry ny masony Balama
Iehôvah, hahitany ny anjeliny Iehôvah ni-
janona tany an-dàlana, ary ny sabatrany voa
tsoaka teny an-tànany; dia niondrikia, ka
niankohoka izy.
32 Dia hoy ny anjeliny Iehôvah taminy,
Nahoana no nikiapoky ny ampondranao
izao intelo izao hianao? indro, nivoaka ho
fahavalo aho, satria ratsy teo anatrehako
ny làlanao:

33 Dia nahita ahy ny ampondra, ka ni-
vily tamiko izao intelo izao: raha tsy ni-
vily tamiko izy, dia efa hamono anao
tokoa aho ankehitriny, ka hamelona azy
kosa.
34 Dia hoy Balama tamy ny anjeliny
Iehôvah, Efa nanota aho: fa tsy fantatro
fa nijanona teo amy ny làlana hisakana
ahy hianao: ary ankehitriny, raha tàhiny
ratsy eo imasonao iny, dia hiverina aho.
35 Dia hoy ny anjeliny Iehôvah taminy
Balama, Mandehana miaraka aminy ireo
lehilahy ireo, kanefa ny teny izay ho la-
zaiko aminao no ho lazainao. Dia nandeha
niaraka taminy ireo andriany Balaka i Ba-
lama.
36 Ary raha nandre i Balaka, fa tonga i
Balama, dia nivoaka hitsena azy izy, ho
amy ny tanànany ny Moaba, izay eo amy
ny fari-taniny Arinona, izay eo amy ny
farany ny tany.
37 Ary hoy Balaka taminy Balama, Tsy
naniraka dia naniraka taminao hiantso anao
v' aho? nahoana no tsy nankaty amiko
hianao? tsy mahasandratra anao amy ny
voninahitra tokoa v' aho?
38 Dia hoy Balama taminy Balaka, In-
dro, tonga taminao aho; ankehitriny, ma-
hay milaza teny akory v' aho? ny teny
izay hasian' Andriamanitra eo amy ny va-
vako no ho teneniko.
39 Dia nandeha i Balama niaraka taminy
Balaka, ka nankany Kiriata-hozôta izy roa
lahy.
40 Dia nanatitra omby sy ondry Balaka,
ka naniraka taminy Balama, sy taminy
ireo andriana izay teo aminy.
41 Ary nony maraina, dia nalainy Ba-
laka i Balama, ka nentiny niakatra izy, ho
any amy ny fitoeran' avony Bala, mba
ho hitany eo ny farany ny olona.

## TOKO XXIII.

Dia hoy Balama taminy Balaka, Manava
ho ahy eto fivoadiana fito, ka amboary ho
ahy eto omby fito sy ondri-lahy fito.
2 Dia nataony Balaka araky izay efa no
teneniny Balama; dia nateriny Balaka sy
Balama omby sy ondri-lahy teo amy ny
fivoadiana.
3 Dia hoy Balama taminy Balaka, Mi-
toera eo anilany ny fanatitrao hodorana,
ary handeha aho; angamba ho avy hi-
haona amiko Iehôvah: ary izay rehetra ha-
sehony amiko hambarako aminao. Dia
nankany amy ny fitoeran' avo izy.
4 Dia nihaona taminy Balama Andria-
manitra: ary hoy izy taminy, Efa namboa-
tra fivoadiana fito aho, ka nateriko omby
sy ondri-lahy teo amy ny fivoadiana.
5 Dia nasiany Iehôvah teny teo am-ba-
vany Balama, ka hoy Izy, Miverena any
aminy Balaka, ary izany no ho lazainao.
6 Dia niverina ho any aminy izy, ary,
indro, nitoetra teo anilany ny fanatiny ho-
dorana izy, sy ny andriany ny Moaba re-
hetra.
7 Dia nanao ny ohabolany izy, ka nanao
hoe, Avy tany Arama, avy tamy ny ten-
drombohitra atsinanana nitondrany Balaka,
mpanjaky ny Moaba, ahy, hoe, Avia, ozony
ho ahy ny Iakoba, ka mankanesa, tezero
amy ny Isiraely.
8 Ataoko ahoana no hanozony izay tsy
nozonin' Andriamanitra? sa ataoko ahoana
no ho tezitra aminy izay tsy no tezerany
Iehôvah?
9 Fa eo an-tampony ny vatolampy ahi-
tako azy, ary eo amy ny tanety ijereko
azy: indro, ny olona hitoetra irery; ka
tsy ho isaina amy ny firenen-tsamihafa.
10 Iza no mahisa ny vovoky ny Iakoba,
sy ny isany ny fahefatry ny Isiraely?
Aoky ny aiko ho maty ny fahafatesany
ny olo-marina, ary aoky ny farako hana-
haky ny azy!
11 Dia hoy Balaka taminy Balama,
Inona no nataonao tamiko? Hanozony
ny fahavaloko no nanalako anao, ary, in-
dro, nitahy dia nitahy hianao.
12 Dia namaly izy, ka nanao hoe, Tsy
maitsy hitandrina hiteny izay asiany Iehô-
vah eo am-bavako v' aho?
13 Dia hoy Balaka taminy, Masìna hia-
nao, andeha hiaraka amiko ho amy ny
fitoerana hafa izay hahitanao azy: hahita
ny vohony hiany hianao, ka tsy hahita
azy avokoa hianao: ka ozony ho ahy eo
izareo.
14 Dia nitondra azy tany an-tsaha Zo-
fima izy, ho any an-tampony Pisiga, ka
nanao fivoadiana fito, ka nanatitra omby
sy ondri-lahy teo amy ny fivoadiana.
15 Dia hoy izy taminy Balaka, Mitoera
eto anilany ny fanatitrao hodorana, ary
hankery hihaona aho.
16 Dia nihaona taminy Balama Iehôvah,
ka nanisy teny teo am-bavany, ka hoy Izy,

Miverena any aminy Balaka, ary izany no
ho lazainao.
17 Ary nony tonga tany aminy izy, in-
dro, nitoetra teo anilany ny fanatiny hodo-
rana izy, ary ireo andriany ny Moaba
nomba azy. Dia hoy Balaka taminy,
Inona no teneniny Iehôvah?
18 Dia nanao ny ohabolany izy, ka nanao
hoe, Mitsangàna, ry Balaka, ka man-
drenesa; mihainoa ahy hianao, ry zanaky
Zipora:
19 Tsy olona Andriamanitra, handain-
gia: na zanak'olombelona, hanenina:
efa nilaza Izy, ka tsy hataony va? sa efa
niteny Izy, ka tsy hataony tanteraka va?
20 Indro, efa nahazo hitahy aho; ary
nitahy Izy: ka tsy mahova izany aho.
21 Tsy nijery heloka teo amy ny Iakoba
Izy, na nahita ditra teo amy ny Isiraely
Izy: Iehôvah Andriamaniny eo aminy,
ary fihiobia-mpanjaka eo aminy.
22 Andriamanitra nampivoaka azy tany
Ejipity; manahaky ny biby tokan-tandroka
ny heriny.
23 Fa tsy misy fankatovana amy ny Ia-
koba, na fisikidiana amy ny Isiraely;
araky itoy andro itoy hilazana any ny Ia-
koba sy ny Isiraely hoe, Inona nataon'
Andriamanitra!
24 Indro, ny olona hitsangana tahaky ny
lion-dehibe, ary hisandratra tahaky ny
zana-diona izy: tsy handry izy, dieny tsy
mbola no haniny ny toha, ka hisotro ny
rany ny voa vono izy.
25 Dia hoy Balaka taminy Balama, Aza
manozona azy akory, na mitahy azy
akory.
26 Fa namaly Balama, ka nanao taminy
Balaka hoe, Tsy efa nilaza taminao v' aho,
ka nanao hoe, Izay rehetra ho lazainy Ie-
hôvah, izany no hataoko?
27 Dia hoy Balaka taminy Balama, Ma-
sìna hianao, avia, hitondra anao any amy
ny fitoerana hafa aho; angamba ho sitrak'
Andriamanitra fa any hanozonanao azy
ho ahy.
28 Dia nentiny Balaka i Balama ho any
an-tampony Peora, izay manatriky ny
Efitra.
29 Dia hoy Balama taminy Balaka, Ma-
nava ho ahy eto fivoadiana fito, ka am-
boary ho ahy eto omby fito sy ondri-lahy
fito.
30 Dia nataony Balaka araky izay efa
no lazainy Balama, ka nateriny omby sy
ondri-lahy teo amy ny fivoadiana.

## TOKO XXIV.

Ary raha hitany Balama, fa soa teo ima-
sony Iehôvah hitahy ny Isiraely, dia tsy
nandeha, tahaky ny fahiny, hitady fanka-
tovana izy, fa nanatriky ny efitra izy.
2 Dia nasandratry Balama ny masony,
ka hitany ny Isiraely mitoetra araky ny
fireneny; ary ny fanahin' Andriamanitra
nilatsaka taminy:
3 Dia nanao ny ohabolany izy, ka nanao
hoe, Hoy Balama, zanaky Beora, ary hoy
ny lehilahy izay efa ampihiratany ny ma-
sony:
4 Hoy izay mandre ny tenin' Andriama-
nitra, izay mahita ny tsindrimandriny ny
Tsi-toha, torana, kanefa mahiratra ny ma-
sony:
5 Manao ahoana ny hatsarany ny lainao,
ry Iakoba! ny trano-lainao, ry Isiraely!
6 Mivelatra izareo, tahaky ny tany le-
maka, tahaky ny tanim-boly eo amoron'
ony, tahaky ny hazo aloe, izay namboleny
Iehôvah, tahaky ny hazo sedera eo anilany
ny rano.
7 Hanidina rano avy amy ny sininy izy,
ary ho amy ny rano maro ny voany, ary
ny mpanjakany hisandratra noho i Agaga,
ary hisondrotra ny fanjakany.
8 Andriamanitra nampivoaka azy tany
Ejipity: manahaky ny biby tokan-tan-
droka ny heriny: handany ny firenena fa-
havalony izy, dia hanapatapaky ny taolany,
ka hanorotoro ny zana-tsipìkiany izy.
9 Nanotrikia izy, nandry tahaky ny liona
sy tahaky ny lion-dehibe izy: iza no ham-
pitaitra azy? ho tahina izay mitahy anao,
ary hozonina izay manozona anao.
10 Dia nirehitra ny fahatezerany Balaka
taminy Balama, ka nitehi-tànana izy; dia
hoy Balaka taminy Balama, Hanozony ny
fahavaloko no niantsoako anao, ary, indro,
efa nitahy dia nitahy *azy* izao intelo izao
hianao.
11 Ary ankehitriny, mandosira ho amy
ny fonenanao hianao: nisaina hanandratra
anao ho amy ny voninahitra lehibe aho, fa,
indro, efa niaro anao tamy ny voninahitra
Iehôvah.
12 Dia hoy Balama taminy Balaka, Tsy
nilaza taminy ireo irakao koa izay nirahi-
nao tamiko v' aho, ka nanao hoe,

13 Na dia homeny Balaka ahy ny tra-
nony feno volafotsy sy volamena, dia tsy
mahay mihoatry ny didiny Iehôvah aho,
hanao soa, na hanao ratsy, amy ny saiko;
izay ho lazainy Iehôvah, dia izany no ho
teneniko?
14 Ary ankehitriny, indro, mankany amy
ny oloko aho: avia, ho lazaiko aminao
izay hataony ireo olon' ireo amy ny olonao
amy ny andro farany.
15 Dia nanao ny ohabolany izy, ka nanao
hoe, Hoy Balama, zanaky Beora, ary hoy
ny lehilahy izay efa ampihiratany ny ma-
sony:
16 Hoy izay mandre ny tenin' Andria-
manitra, ka mahafantatry izay zavatra
ambarany ny Ambony indrindra, izay ma-
hita ny tsindrimandriny ny Tsi-toha, torana,
kanefa mahiratra ny masony:
17 Mahita azy aho, fa tsy ankehitriny,
hijery azy aho, fa tsy akeky: hisy kintana
avy amy ny Iakoba, ary tehina fitondrana
hitsangana avy amy ny Isiraely, ka ha-
mely ny faritry ny tany Moaba, ka han-
dringiany ny zanaky Seta.
18 Ary ho fananana i Edoma, ka ho fa-
nanana i Seira ho any ny fahavalony: ary
ny Isiraely hanao mahery.
19 Ary amy ny Iakoba hivoahany izay
hanapaka, sy handringiany izay mitoetra
any an-tanàna.
20 Ary raha nijery ny Amaleka, dia na-
nao ny ohabolany izy, ka nanao hoe, Voa-
lohany ny firenena maro ny Amaleka, fa
ho very mandrakizay amy ny farany izy.
21 Dia nijery ny Keny izy, ka nanao ny
ohabolany, ka nanao hoe, Mafy ny fonena-
nao, ary eo am-batolampy anisiany ny
akaninao.
22 Kanefa ho lany ny Keny, mandra-
-pahababoany ny Asiora anao.
23 Dia nanao ny ohabolany izy, ka na-
nao hoe, Indrisy, iza no ho velona, raha
manao izany Andriamanitra!
24 Dia hisy sambo avy amy ny tany Ki-
tima, ary hampahory ny Asiora, sy ham-
pahory ny Ebera, ka ho very mandrakizay
koa izy.
25 Dia nitsangana i Balama, ka nandeha,
dia nody tamy ny fonenany izy, ary Balaka
koa lasa tamy ny alehany.

## TOKO XXV.

Dia nitoetra tany Sitima ny Isiraely, ka
nandeha ny olona hijangajanga amy ny
zanaka-vaviny ny Moaba.
2 Dia niantso ny olona ho amy ny fana-
lamboadiny ireo andriamaniny izareo, ka
nihinana ny olona, ka niondrikia taminy
ireo andriamaniny.
3 Dia niray ny Isiraely tamy ny Bala-
-peora, ka nirehitra ny fahatezerany Iehô-
vah tamy ny Isiraely.
4 Dia hoy Iehôvah taminy Mose, Alao
ny loholon-drehetra, ary aoka hahan-
tona izareo eo anatrehany Iehôvah eo tan-
drifiny ny masoandro, mba hitsahatra ny
fahatezerany Iehôvah amy ny Isiraely.
5 Dia hoy Mose tamy ny mpitsara ny
Isiraely, Samia hianareo rehetra mamono
ny olony avy, izay efa miray aminy Bala-
-peora.
6 Ary, indro, anankiray amy ny zanaky
Isiraely nankany, ka nitondra vehivavy
Midiana ho amy ny rahalahiny teo ima-
sony Mose, sy teo imasony ny fiangonan-
-drebetra amy ny zanaky Isiraely, izay ni-
tomany teo amy ny varavarany ny trano-
-lainy ny fiangonana.
7 Ary raha hitany Finehasa, zanaky
Eleazara, zanaky Arona mpisorona, dia
nitsangana teo amy ny fiangonana izy, ka
nitondra lefom-pohy teny an-tànany:
8 Dia nandeha nanaraky ny lehilahy Isi-
raely tany an-day izy, ka nandefona azy
roa, ny lehilahy Isiraely, ary ny vehivavy
tany an-kibony. Dia natsahatra ny aretin-
-dratsy teo amy ny zanaky Isiraely.
9 Ary izay maty tamy ny aretin-dratsy,
dia efatra arivo amby roa alina.
10 Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka
nanao hoe;
11 I Finehasa, zanaky Eleazara, zanaky
Arona mpisorona, nampiala ny fahatezerako
tamy ny zanaky Isiraely, raha nialona noho
Izaho teo aminy izy; ary tsy ny fialonako
nandaniako ny zanaky Isiraely.
12 Koa lazao, Indro, omeko azy ny fa-
nekeko fihiavanana:
13 Dia hanany izany izy, sy ny zanany
mandimby azy, dia ny fanekeny ny fisoro-
nana mandrakizay; satria nialona noho ny
Andriamaniny izy, ka nanao fanavotany ny
zanaky Isiraely.
14 Ary ny anarany ny lehilahy Isiraely

izay no vonoina, dia izay no vonoina ambany ny vehivavy Midiana, no i Zimiry, zanaky Salio, andriana tranon-drazana eo amy ny zanaky Simeona:
15 Ary ny anarany ny vehivavy Midiana
izay no vonoina, no i Kosiby, zanaky Ziora; izy no lohany ny mpifehy ny olona, dia ny tranon-drazana any Midiana.
16 Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka
nanao hoe;
17 Ampahorio ny olo-Midiana, ka vonoy
izareo;
18 F' izareo nampahory anareo tamy ny
fangoleny, izay namitahany anareo tamy ny any Peora, sy tamy ny any Kosiby, zanaka-vaviny ny andriany ny Midiana, anabaviny, izay no vonoina, tamy ny androny ny aretin-dratsy noho ny any Peora.

## TOKO XXVI.

Ary rehefa afaka ny aretin-dratsy, dia hoy Iehôvah taminy Mose sy taminy Eleazara, zanaky Arona mpisorona, ka nanao hoe;
2 Alao ny isany ny fiangonan-drehetra
amy ny zanaky Isiraely, hatramy ny roa--polo taona noho miakatra, araky ny tranon-drazany, izay amy ny Isiraely rehetra afaka handeha hanafikia.
3 Dia niteny Mose sy Eleazara mpiso-
rona taminy, teo amy ny tany lemaka any Moaba, teo amorony Ioridany akekiny Ieriko, ka nanao hoe;
4 Hatramy ny roa-polo taona noho mia-
katra; araky izay nandidiany Iehôvah any Mose, sy ny zanaky Isiraely, izay nivoaka tamy ny tany Ejipity.
5 I Reobena, lahi-matoany Isiraely: ny
zanaky Reobena: I Hanoka; ny mpianakaviny ny zanaky Hanoka; avy taminy Palio, ny mpianakaviny ny zanaky Palio:
6 Avy taminy Hezirona, ny mpianaka-
viny ny zanaky Hezirona; avy taminy Karimy, ny mpianakaviny ny zanaky Karimy.
7 Ireo no mpianakaviny ny zanaky Reo-
bena; ary izay voa isa taminy, dia telo-polo amby fiton-jato amby telo arivo amby efatra alina.
8 Ary ny zanaky Palio: i Eliaba.
9 Ary ny zanaky Eliaba, i Nemioela, sy
Datana, ary Abirama. Ireo no i Datana, sy Abirama, nalaza teo amy ny fiangonana, izay nanohitra any Mose, sy Arona, teo amy ny an-tokony Kora, raha nanohitra any Iehôvah izareo:
10 Dia nivava ny tany, ka nitelina azy
ambany Kora, raha maty izany an-tokony izany, raha nandany dimam-polo amby roan-jato lahy ny afo: dia efa famantarana izareo.
11 Kanefa tsy maty ny zanaky Kora avo-
koa.
12 Ny zanaky Simeona, araky ny mpia-
nakaviny: avy taminy Nemioela, ny mpianakaviny ny zanaky Nemioela; avy taminy Iamina, ny mpianakaviny ny zanaky Iamina: avy taminy Iakina, ny mpianakaviny ny zanaky Iakina:
13 Avy taminy Zera, ny mpianakaviny
ny zanaky Zera: avy taminy Saola, ny mpianakaviny ny zanaky Saola.
14 Ireo no mpianakaviny ny zanaky
Simeona, dia roan-jato amby roa arivo amby roa alina.
15 Ny zanaky Gada, araky ny mpiana-
kaviny: avy taminy Zefona, ny mpianakaviny ny zanaky Zefona: avy taminy Hagy, ny mpianakaviny ny zanaky Hagy: avy taminy Siony, ny mpianakaviny ny zanaky Siony:
16 Avy taminy Oziny, ny mpianakaviny
ny zanaky Oziny: avy taminy Ery, ny mpianakaviny ny zanaky Ery:
17 Avy taminy Arôda, ny mpianakaviny
ny zanaky Arôda: avy taminy Arely, ny mpianakaviny ny zanaky Arely.
18 Ireo no mpianakaviny ny zanaky
Gada, araky izay voa isa taminy, dia diman-jato amby efatra alina.
19 Ny zanaky Ioda, i Era sy Onana: ary
maty teo amy ny tany Kanana i Era sy Onana.
20 Ary ny zanaky Ioda, araky ny mpia-
nakaviny: avy taminy Sela, ny mpianakaviny ny zanaky Sela: avy taminy Fareza, ny mpianakaviny ny zanaky Fareza; avy taminy Zera, ny mpianakaviny ny zanaky Zera.
21 Ary ny zanaky Fareza; avy taminy
Hezirona, ny mpianakaviny ny zanaky Hezirona: avy taminy Hamiola, ny mpianakaviny ny zanaky Hamiola.
22 Ireo no mpianakaviny Ioda, araky
izay voa isa taminy, dia diman-jato amby enina arivo amby fito alina.
23 Ny zanaky Isakara, araky ny mpia-
nakaviny; avy taminy Tola, ny mpiana-

kaviny ny zanaky Tola: avy taminy Pova
ny mpianakaviny ny zanaky Pova:
24 Avy taminy Iasioba, ny mpianaka-
viny ny zanaky Iasioba: avy taminy Si-
mirona, ny mpianakaviny ny zanaky Simi-
rona.
25 Ireo no mpianakaviny Isakara, araky
izay voa isa taminy, dia telon-jato amby
efatra arivo amby enina alina.
26 Ny zanaky Zebiolona, araky ny mpia-
nakaviny: avy taminy Sereda, ny mpia-
nakaviny ny zanaky Sereda: avy taminy
Elona, ny mpianakaviny ny zanaky Elona:
avy taminy Iahalela, ny mpianakaviny ny
zanaky Iahalela.
27 Ireo no mpianakaviny ny zanaky Ze-
biolona, araky izay voa isa taminy, dia di-
man-jato amby enina alina.
28 Ny zanaky Iosefa, araky ny mpiana-
kaviny; i Manase sy Efiraima.
29 Ny zanaky Manase: avy taminy Ma-
kira, ny mpianakaviny ny zanaky Makira:
ary Makira niteraka any Gileada: avy
taminy Gileada, ny mpianakaviny ny za-
naky Gileada.
30 Ireo no zanaky Gileada; avy taminy
Iezera, ny mpianakaviny ny zanaky Ie-
zera: avy taminy Heleka, ny mpianaka-
viny ny zanaky Heleka:
31 Ary avy taminy Asiriela, ny mpiana-
kaviny ny zanaky Asiriela: ary avy ta-
miny Sekema, ny mpianakaviny ny zanaky
Sekema:
32 Ary avy taminy Semida, ny mpiana-
kaviny ny zanaky Semida: ary avy ta-
miny Hefera, ny mpianakaviny ny zanaky
Hefera.
33 Ary Zelofehada zanaky Hefera tsy
nanana zanaka-lahy, fa zanaka-vavy: ary
ny anarany ny zanaka-vaviny Zelofehada
no i Mahala, sy Noa, i Hogila, i Milika,
ary Tiriza.
34 Ireo no mpianakaviny Manase, ary
izay voa isa taminy, dia fiton-jato amby
roa arivo amby dimy alina.
35 Ireo no zanaky Efiraima, araky ny
mpianakaviny: avy taminy Siotela, ny
mpianakaviny ny zanaky Siotela: avy ta-
miny Bekera, ny mpianakaviny ny zanaky
Bekera: avy taminy Tahana, ny mpiana-
kaviny ny zanaky Tahana.
36 Ary ireo no zanaky Siotela: avy ta-
miny Erana, ny mpianakaviny ny zanaky
Erana.
37 Ireo no mpianakaviny ny zanaky Efi-
raima, araky izay voa isa taminy, dia di-
man-jato amby roa arivo amby telo alina.
Ireo no zanaky Iosefa, araky ny mpiana-
kaviny.
38 Ny zanaky Beniamina, araky ny
mpianakaviny: avy taminy Bela, ny
mpianakaviny ny zanaky Bela: avy ta-
miny Asibela, ny mpianakaviny ny zanaky
Asibela; avy taminy Ahirama, ny mpia-
nakaviny ny zanaky Ahirama:
39 Avy taminy Sefiofama, ny mpianaka-
viny ny zanaky Sefiofama: avy taminy
Hiofama, ny mpianakaviny ny zanaky
Hiofama.
40 Ary ny zanaky Bela, i Arida sy Na-
mana, ny mpianakaviny ny zanaky Arida:
avy taminy Namana, ny mpianakaviny ny
zanaky Namana.
41 Ireo no zanaky Beniamina, araky ny
mpianakaviny: ary izay voa isa taminy,
dia enin-jato amby dimy arivo amby efatra
alina.
42 Ireo no zanaky Dana, araky ny mpia-
nakaviny: avy taminy Siohama, ny mpia-
nakaviny ny zanaky Siohama. Ireo no
mpianakaviny Dana, araky ny mpianaka-
viny.
43 Ny mpianakavy rehetra amy ny za-
naky Siohama, araky izay voa isa taminy,
dia efa-jato amby efatra arivo amby enina
alina.
44 Ny zanaky Asera, araky ny mpiana-
kaviny: avy taminy Imina, ny mpianaka-
viny ny zanaky Imina; avy taminy Isivy,
ny mpianakaviny ny zanaky Isivy; avy
taminy Beria, ny mpianakaviny ny zanaky
Beria,
45 Avy tamy ny zanaky Beria: avy ta-
miny Hebera, ny mpianakaviny ny za-
naky Hebera; avy taminy Malakiela, ny
mpianakaviny ny zanaky Malakiela.
46 Ary Sara no anarany ny zanaka-va-
viny Asera.
47 Ireo no mpianakaviny ny zanaky
Asera, araky izay voa isa taminy; dia
efa-jato amby telo arivo amby dimy alina.
48 Ny zanaky Nafitaly, araky ny mpia-
nakaviny: avy taminy Iahazela, ny mpia-
nakaviny ny zanaky Iahazela: avy taminy
Giony, ny mpianakaviny ny zanaky Giony:
49 Avy taminy Iezera, ny mpianakaviny
ny zanaky Iezera: avy taminy Silema, ny
mpianakaviny ny zanaky Silema.

50 Ireo no mpianakaviny Nafitaly, araky ny mpianakaviny; ary izay voa isa taminy, dia efa-jato amby dimy arivo amby efatra alina.

51 Ireo no voa isa tamy ny zanaky Isiraely, dia telo-polo amby fiton-jato amby arivo amby enina hetsy.

52 —Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka nanao hoe;

53 Ireo no hizarany ny tany ho fananana, araky ny isany ny anarana.

54 Ny maro hahalehibeazanao ny fandovany, ary ny vitsy hahakelezanao ny fandovany; samy homena ny fandovany avy izy rehetra araky izay voa isa taminy.

55 Kanefa latsa-bato hizarany ny tany: araky ny anarany ny fireneny ny razany no handovany.

56 Araky ny latsa-bato hizarany ny fandovany amy ny maro sy ny vitsy.—

57 Ary izay voa isa tamy ny zanaky Levy, araky ny mpianakaviny; avy taminy Gerisona, ny mpianakaviny ny zanaky Gerisona; avy taminy Kohata, ny mpianakaviny ny zanaky Kohata; avy taminy Merary, ny mpianakaviny ny zanaky Merary.

58 Ireo no mpianakaviny Levy: ny mpianakaviny ny zanaky Libiny, ny mpianakaviny ny zanaky Hebirona, ny mpianakaviny ny zanaky Mahaly, ny mpianakaviny ny zanaky Miosy, ny mpianakaviny ny Kora. Ary Kohata niteraka any Amirama.

59 Ary ny anarany ny vadiny Amirama no Iokebeta, zanaka-vaviny Levy, izay teraka ho any Levy tany Ejipity; dia niteraka any Arona, sy Mose, ary Miriama anabaviny, ho any Amirama izy.

60 Dia teraka ho any Arona i Nadaba sy Abihio, i Eleazara sy Itamara.

61 Dia maty Nadaba sy Abihio, raha nanatitra afo tsi-izy teo anatrehany Iehôvah izy roa.

62 Ary izay voa isa taminy, dia telo arivo amby roa alina, ny lahy rehetra hatramy ny irai-volana noho miakatra: fa tsy no isaina teo amy ny zanaky Isiraely izareo, satria tsy nomena fandovana teo amy ny zanaky Isiraely izareo.

63 Ireo voa isany Mose sy Eleazara mpisorona, izay nanisa ny zanaky Isiraely teo amy ny tany lemaka any Moaba, teo amorony Ioridany akekiny Ieriko.

64 Fa teo aminy ireo tsy nisy olona, avy taminy izay efa nisainy Mose sy Arona mpisorona, raha nanisa ny zanaky Isiraely tany an-efitra Sinay izy roa.

65 F' efa nilaza azy Iehôvah hoe, Ho maty dia maty any an-efitra izareo. Ka tsy nisy olona navela teo aminy, afa tsy Kaleba zanaky Iefone sy Iosioa zanaky Niona.

## TOKO XXVII.

Dia nankany ireo zanaka-vaviny Zelofehada, zanaka-lahiny Hefera, zanaky Gileada, zanaky Makira, zanaky Manase, avy tamy ny mpianakaviny Manase, zanaky Iosefa: ary ireo no anarany ny zanani-vavy: i Mahala, i Noa, sy Hogila, sy Milika, ary Tiriza.

2 Dia nijanona teo anatrehany Mose, sy teo anatrehany Eleazara mpisorona, ary teo anatrehany ny andriana sy ny fiangonan-drehetra, teo am-baravarany ny trano-lainy ny fiangonana, izareo, ka nanao hoe;

3 Maty tany an-efitra ny rainay, ary izy tsy tamy ny an-tokony izay niangona hanohitra any Iehôvah, tamy ny an-tokony Kora: fa maty ny fahotany izy, ka tsy nanan'anaka-lahy.

4 Nahoana no ho very ny anarany ny rainay eo amy ny mpianakaviny, satria tsy nanan'anaka-lahy izy? omeo fandovana eo amy ny rahalahiny ny rainay izahay.

5 Dia nandahatry ny teniny teo anatrehany Iehôvah i Mose.

6 Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka nanao hoe;

7 Marina ny teniny ny zanaka-vaviny Zelofehada: hanome dia hanome azy fananana handovana eo amy ny havan-drainy hianao: dia hampody ho azy ny fandovany ny rainy hianao.

8 Dia hiteny amy ny zanaky Isiraely hianao, ka hanao hoe, Raha misy lehilahy maty, ka tsy manan'anaka-lahy, dia ho amy ny zanaka-vaviny hampodinareo ny fandovany.

9 Ary raha tàhiny tsy manan' anaka-vavy izy, dia homenareo ny fandovany ho any ny rahalahiny.

10 Ary raha tàhiny tsy manan-drahalahy izy, dia homenareo ny fandovany ho any ny rahalahin-drainy.

11 Ary raha tàhiny ny rainy tsy manan-drahalahy, dia homenao ny fandovany ho

any ny havany izay akekiny amy ny mpia-
nakaviny, ka handova iny izy; dia ho any
ny zanaky Isiraely ho lalàna fitsarana iny,
araky izay nandidiany Iehôvah any Mose.
12 Dia niteny taminy Mose Iehôvah,
Miakara aty aminy itoy tendrombohitra
Abarima itoy, k' izahao ny tany izay ho-
meko ny zanaky Isiraely.
13 Ary rehefa hitanao iny, dia hangonina
ho amy ny olonao hianao koa, araky izay
nanangonana any Arona rahalahinao.
14 Fa niodina hianareo tany an-efitra
Zina, teo amy ny fanoherany ny fiango-
nana, nanohitry ny teniko hahamasina-
nareo Ahy ny amy ny rano eo imasony:
izany no rano Meriba any Kadesa any an-
-efitra Zina.
15 Dia niteny taminy Iehôvah i Mose, ka
nanao hoe;
16 Aoky Iehôvah Andriamanitry ny fa-
nahiny ny nofo rehetra hanendry lehilahy
izay hifehy ny fiangonana,
17 Izay hivoaka eo alohany, ary izay hi-
ditra eo alohany, ary izay hampiditra azy,
mba tsy hanahaky ny ondry izay tsy ma-
na-mpiandry ny fiangonana any Iehôvah.
18 Dia niteny taminy Mose Iehôvah,
Alao ho anao Iosioa zanaky Niona, lehi-
lahy izay manany ny Fanahy, ka ame-
traho ny tànanao aminy;
19 Ka ampitoero izy eo anatrehany Elea-
zara mpisorona, sy eo anatrehany ny fian-
gonan-drehetra, ka mandidia azy eo ima-
sony hianao.
20 Dia homenao azy ny voninahitrao
sasany, mba hihaino ny fiangonan-drehetra
amy ny zanaky Isiraely.
21 Dia hijanona izy eo anatrehany Elea-
zara mpisorona, izay hanadin-tsaina ho azy
araky ny fitsaran' Iorima eo anatrehany
Iehôvah; araky ny teniny no hivoahany,
ary araky ny teniny no hidirany, izy sy ny
zanaky Isiraely rehetra koa, dia ny fiango-
nan-drehetra.
22 Dia nataony Mose araky izay efa
nandidiany Iehôvah azy; dia naka any
Iosioa izy, ka nampitoetra azy teo anatre-
hany Eleazara mpisorona, sy teo anatre-
hany ny fiangonan-drehetra:
23 Ka nametraky ny tànany taminy izy,
ka nandidy azy, araky izay nampitenenany
Iehôvah any Mose.

## TOKO XXVIII.

DIA niteny taminy Mose Iehôvah, ka na-
nao hoe;
2 Mandidia ny zanaky Isiraely, ka atavy
aminy hoe, Ny fanatitra ho Ahy, dia ny
hanina ho Ahy, izay ho fanalamboady ho
Ahy atao amy ny afo ho zava-mani-po-
fona ho Ahy, ho tandremanareo hanatitra
ho Ahy amy ny fotoany.
3 Dia atavy aminy hoe, Itoy no fanatitra
atao amy ny afo, izay haterinareo ho any
Iehôvah; zanak'ondry roa izay irai-taona
tsi-misy tsiny, isan' andro, ho fanatitra ho-
dorana mandrakariva.
4 Ny zanak'ondry iray haterinao nony
maraina, ary ny zanak'ondry iray koa ha-
terinao nony hariva;
5 Ary koba fahafolony ny efaha ho fana-
titra ho hanina, mihiaroharo solikia voa
vely fahefatry ny famarana hina.
6 Fanatitra hodorana mandrakariva iny,
izay voa tendry tany an-tendrombohitra
Sinay ho zava-mani-pofona, fanalamboady
atao amy ny afo ho any Iehôvah.
7 Ary ny fanatitr' aidina momba iny ho
fahefatry ny famarana hina, amy ny zanak'
ondry iray; eo amy ny fitoera-masina
hampidinanao toaka ho any Iehôvah ho fa-
natitr' aidina.
8 Ary ny zanak'ondry iray koa haterinao
nony hariva: tahaky ny fanatitra ho ha-
nina nony maraina, ary tahaky ny fanatitr'
aidina momba iny, hanateranao *iny*, ho
fanalamboady atao amy ny afo ho zava-
-mani-pofona ho any Iehôvah.
9 Ary amy ny andro sabata zanak'ondry
roa, izay irai-taona, tsi-misy tsiny, ary roa
toko am-pahafolony *ny efaha* amy ny koba
ho fanatitra ho hanina mihiaroharo solikia,
ary ny fanatitr' aidina momba iny.
10 Fanatitra hodorana amy ny isan-tsa-
bata iny, hanampy ny fanatitra hodorana
mandrakariva, sy ny fanatitr' aidina momba
iny.
11 Ary amy ny voaloham-bolanareo
hanateranareo fanatitra hodorana ho any
Iehôvah: zanak'omby roa, sy ondri-lahy
iray, zanak'ondry fito izay irai-taona tsi-
-misy tsiny:
12 Ary koba telo toko am-pahafolony *ny
efaha*, ho fanatitra ho hanina, mihiaroharo
solikia, ho amy ny zanak'omby iray; ary
koba roa toko am-pahafolony *ny efaha*, ho

fanatitra ho hanina, mihiaroharo solikia, ho
amy ny ondri-lahy iray;
13 Ary koba fahafalony *ny efaha* mihia-
roharo solikia, ho fanatitra ho hanina ho
amy ny zanak'ondry iray: ho fanatitra ho-
dorana, zava-mani-pofona, fanatitra atao
amy ny afo ho any Iehôvah.
14 Ary ny fanatitr' aidina momba ireny
hatao sasaka hina divay ho amy ny omby
iray, ary fahatelony ny hina ho amy ny
ondri-lahy, ary fahefatry ny hina ho amy
ny zanak'ondry: izany no fanatitra hodo-
rana amy ny isam-bolana, araky ny volana
amy ny herintaona.
15 Ary zanak'osy iray ho fanatitra noho
ny ota haterina ho any Iehôvah, ary ny fa-
natitr' aidina momba iny, hanampy ny fa-
natitra hodorana mandrakariva.
16 Ary ho amy ny voaloham-bolana, amy
ny andro fahefatra amby ny folo amy ny
volana, ny pasaky Iehôvah.
17 Ary amy ny andro fahadimy amby ny
folo aminy izany volan' izany ho fanasana;
hafitoan' andro ho hanina mofo tsi-masira-
sira.
18 Amy ny andro voalohany ho fihao-
nana masina; aza manao raharaha fanòm-
poana akory hianareo:
19 Fa atero fanalamboady atao amy ny
afo ho fanatitra hodorana ho any Iehôvah:
zanak'omby roa, sy ondri-lahy iray, ary
zanak'ondry fito izay irai-taona: ho anareo
tsi-misy tsiny ireny:
20 Ary koba mihiaroharo solikia ho fa-
natitra ho hanina momba ireny; telo toko
am-pahafolony *ny efaha* no haterinareo ho
amy ny omby iray, ary roa toko am-paha-
folony *ny efaha* ho amy ny ondri-lahy
iray:
21 Fahafalony *ny efaha* haterinao ho amy
ny isan-janak'ondry, dia ho amy ny zanak'
ondry fito:
22 Ary osy iray ho fanatitra noho ny ota,
hanavana fanavotana anareo.
23 Atero ireo hianareo, hanampy ny fa-
natitra hodorana nony maraina, izay ho fa-
natitra hodorana mandrakariva.
24 Araky izany hanateranareo isan' andro
amy ny andro fito, ny hanina aterina eo
amy ny afo, ho zava-mani-pofona ho any
Iehôvah; haterina iny sy ny fanatitr' aidina
momba iny, hanampy ny fanatitra hodorana
mandrakariva.
25 Ary amy ny andro fahafito hisiana ho
anareo fihaonana masina: aza manao ra-
haraha fanompoana akory hianareo:
26 Ary amy ny androny ny voaloham-boka-
tra, raha mitondra fanatitra vaovao hanina ho
any Iehôvah hianareo, rehefa lany ny heri-
nandronareo, hisiana ho anareo fihaonana
masina; aza manao raharaha fanompoana
akory hianareo:
27 Fa atero fanatitra hodorana ho zava-
-mani-pofona ho any Iehôvah; zanak'
omby roa, ondri-lahy iray, zanak'ondry
fito izay irai-taona;
28 Ary koba mihiaroharo solikia ho fa-
natitra ho hanina momba iny; telo toko
am-pahafolony *ny efaha* ho amy ny omby
iray, roa toko am-pahafolony *ny efaha* ho
amy ny ondri-lahy iray,
29 Fahafolony *ny efaha* ho amy ny isan-
-janak'ondry, dia ho amy ny zanak'ondry
fito:
30 Zanak'osy iray, hanavana fanavotana
anareo.
31 Dia haterinareo *ireny* sy ny fanatitr'
aidina momba ireny, hanampy ny fanatitra
hodorana mandrakariva, sy ny fanatitra ho
hanina momba iny; ho anareo tsi-misy
tsiny ireny.

## TOKO XXIX.

Ary amy ny volana fahafito, amy ny voa-
lohan' *andro* amy ny volana, hisiana ho
anareo fihaonana masina: aza manao raha-
raha fanompoana akory hianareo: ho an-
dro fanenoany ny trompetra aminareo
izany.
2 Dia manatera fanatitra hodorana hia-
nareo, ho zava-mani-pofona ho any Iehô-
vah; zanak'omby iray, ondri-lahy iray,
zanak'ondry fito izay irai-taona, tsi-misy
tsiny:
3 Ary koba mihiaroharo solikia ho fana-
titra ho hanina momba ireny, telo toko
am-pahafolony *ny efaha* amy ny omby
iray, roa toko am-pahafolony *ny efaha* amy
ny ondri-lahy iray;
4 Ary fahafolony *ny efaha* amy ny isan-
-janak'ondry, dia amy ny zanak'ondry
fito:
5 Ary zanak'osy iray ho fanatitra noho
ny ota, hanavana fanavotana anareo:
6 Hanampy ny fanatitra hodorana amy
ny volana, ary ny fanatitra ho hanina
momba iny, ary ny fanatitra hodorana isan'

andro, ary ny fanatitra ho hanina momba iny, ary ny fanatitr' aidina momba ireny, araky ny fanaony, ho zava-mani-pofona, fanatitra atao amy ny afo, ho any Iehôvah.
7 Dia amy ny hafoloana aminy izany volana fahafito izany hisiana ho anareo fihaonana masina; dia hampahory ny fanahinareo hianareo; aza manao raharaha fanompoana akory hianareo:
8 Fa atero fanatitra hodorana ho zava-mani-pofona ho any Iehôvah: zanak' omby iray, ondri-lahy iray, zanak'ondry fito izay irai-taona: ho anareo tsi-misy tsiny ireny;
9 Ary koba mihiaroharo solikia ho fanatitra ho hanina momba ireny; telo toko am-pahafolony *ny efaha* amy ny omby iray, roa toko am-pahafolony *ny efaha* amy ny ondri-lahy iray,
10 Fahafolony *ny efaha* amy ny isan-janak'ondry, dia amy ny zanak'ondry fito:
11 Zanak'osy iray, ho fanatitra noho ny ota: hanampy ny fanatitra noho ny ota hanavana fanavotana, ary ny fanatitra hodorana mandrakariva, ary ny fanatitra ho hanina momba iny, sy ny fanatitr' aidina momba ireny.
12 Dia amy ny andro fahadimy amby ny folo amy ny volana fahafito hisiana ho anareo fihaonana masina; aza manao raharaha fanompoana akory hianareo, ka tandremo fanasana ho any Iehôvah hafitoan' andro hianareo:
13 Ary manatera fanatitra hodorana hianareo, fanatitra atao amy ny afo, ho zava-mani-pofona ho any Iehôvah; zanak'omby telo amby ny folo, ondri-lahy roa, zanak' ondry efatra amby ny folo izay irai-taona; tsi-hisy tsiny ireny:
14 Ary koba mihiaroharo solikia ho fanatitra ho hanina momba ireny, telo toko am-pahafolony *ny efaha* amy ny isan'omby, dia amy ny omby telo amby ny folo, roa toko am-pahafolony *ny efaha* amy ny isan'ondry, dia amy ny ondri-lahy roa,
15 Ary fahafolony *ny efaha* amy ny isan-janak'ondry, dia amy ny zanak'ondry efatra amby ny folo:
16 Ary zanak'osy iray ho fanatitra noho ny ota: hanampy ny fanatitra hodorana mandrakariva, ny fanatitra ho hanina momba iny, sy ny fanatitr' aidina momba iny.
17 Ary amy ny andro faharoa, zanak' omby roa amby ny folo, ondri-lahy roa, zanak'ondry efatra amby ny folo izay irai-taona, tsi-misy tsiny:
18 Ary ny fanatitra ho hanina momba ireny, sy ny fanatitr' aidina momba ireny, amy ny omby, amy ny ondri-lahy, ary amy ny zanak'ondry, araky ny isany, araky ny fanao:
19 Ary zanak'osy iray, ho fanatitra noho ny ota: hanampy ny fanatitra hodorana mandrakariva, ary ny fanatitra ho hanina momba iny, sy ny fanatitr' aidina momba ireny.
20 Ary amy ny andro fahatelo, omby iraikia amby ny folo, ondri-lahy roa, zanak' ondry efatra amby ny folo izay irai-taona, tsi-misy tsiny:
21 Ary ny fanatitra ho hanina momba ireny, sy ny fanatitr' aidina momba ireny, amy ny omby, amy ny ondri-lahy, ary amy ny zanak'ondry, araky ny isany, araky ny fanao:
22 Ary ny osy iray ho fanatitra noho ny ota; hanampy ny fanatitra hodorana mandrakariva, ary ny fanatitra ho hanina momba iny, sy ny fanatitr' aidina momba iny.
23 Ary amy ny andro fahefatra, omby folo, ondri-lahy roa, zanak'ondry efatra amby ny folo izay irai-taona, tsi-misy tsiny:
24 Ny fanatitra ho hanina momba ireny, sy ny fanatitr' aidina momba ireny, amy ny omby, amy ny ondri-lahy, ary amy ny zanak'ondry, araky ny isany, araky ny fanao:
25 Ary zanak'osy iray ho fanatitra noho ny ota: hanampy ny fanatitra hodorana mandrakariva, ny fanatitra ho hanina momba iny, sy ny fanatitr' aidina momba iny.
26 Ary amy ny andro fahadimy, omby sivy, ondri-lahy roa, zanak'ondry efatra amby ny folo izay irai-taona, tsi-misy tsiny:
27 Ary ny fanatitra ho hanina momba ireny, sy ny fanatitr' aidina momba ireny, amy ny omby, amy ny ondri-lahy, ary amy ny zanak'ondry, araky ny isany, araky ny fanao:
28 Ary osy iray ho fanatitra noho ny ota: hanampy ny fanatitra hodorana mandrakariva, ary ny fanatitra ho hanina

momba iny, sy ny fanatitr' aidina momba
iny.
29 Ary amy ny andro fahenina, omby
valo, ondri-lahy roa, zanak'ondry efatra
amby ny folo izay irai-taona, tsi-misy
tsiny:
30 Ary ny fanatitra ho hanina momba
ireny, sy ny fanatitr' aidina momba ireny,
amy ny omby, amy ny ondri-lahy, ary
amy ny zanak'ondry, araky ny isany, ara-
ky ny fanao:
31 Ary osy iray ho fanatitra noho ny ota:
hanampy ny fanatitra hodorana mandraka-
riva, ny fanatitra ho hanina momba iny, sy
ny fanatitr' aidina momba iny.
32 Ary amy ny andro fahafito, omby fito,
ondri-lahy roa, zanak'ondry efatra amby ny
folo izay irai-taona, tsi-misy tsiny:
33 Ary ny fanatitra ho hanina momba
ireny, sy ny fanatitr' aidina momba ireny,
amy ny omby, amy ny ondri-lahy, ary amy
ny zanak'ondry, araky ny isany, araky ny
fanao:
34 Ary osy iray ho fanatitra noho ny
ota: hanampy ny fanatitra hodorana man-
drakariva, ny fanatitra ho hanina momba
iny, sy ny fanatitr' aidina momba iny.
35 Amy ny andro fahavalo hisiana ho
anareo fihaonana masina: aza manao ra-
haraha fanompoana akory hianareo:
36 Fa atero fanatitra hodorana, fana-
titra atao amy ny afo, ho zava-mani-po-
fona ho any Iehôvah: omby iray, ondri-
-lahy iray, zanak'ondry fito izay irai-taona,
tsi-misy tsiny:
37 Ny fanatitra ho hanina momba ireny,
sy ny fanatitr' aidina momba ireny, amy ny
omby, amy ny ondri-lahy, ary amy ny za-
nak'ondry, araky ny isany, araky ny fa-
nao:
38 Ary osy iray ho fanatitra noho ny
ota: hanampy ny fanatitra hodorana man-
drakariva, ary ny fanatitra ho hanina
momba iny, sy ny fanatitr' aidina momba
iny.
39 Ireo no haterinareo ho any Iehôvah
amy ny fanasanareo am-potoana, hanampy
ny voadinareo, sy ny fanati-tsitra-ponareo,
ho fanatitrareo hodorana, sy ho fanatitrareo
ho hanina, sy ho fanatitrareo aidina, ary ho
fanatitrareo fisaorana.
40 Dia no lazainy Mose tamy ny zanaky
Isiraely, araky izay rehetra efa nandidiany
Iehôvah any Mose.

## TOKO XXX.

Dia niteny Mose tamy ny lohany ny fire-
neny ny zanaky Isiraely, ka nanao hoe,
Izany no teny izay no didiany Iehôvah.
2 Raha misy lehilahy mivoady aminy
Iehôvah, sa manao fianianana hamehezany
ny fanahiny amy ny fifehezana; tsy ham-
pitsoaky ny teniny izy; hanao araky izay
rehetra avoaky ny vavany izy.
3 Raha misy vehivavy koa mivoady
aminy Iehôvah, ka mamehi-tena amy ny
fifehezana, raha mbola zaza eo an-tranon-
-drainy izy;
4 Ary no reny ny rainy ny voadiny, sy
ny fifehezany izay namehezany ny fana-
hiny, ka tsy niteny azy ny rainy: dia hi-
toetra ny voadiny rehetra, ka hitoetra ny
fifehezan-drehetra, izay namehezany ny fa-
nahiny.
5 Fa raha tàhiny tsy naneky azy ny rainy
tamy ny andro izay nandrenesany; tsy hitoe-
tra ny voadiny na iray akory, sa ny fifehe-
zan-drehetra izay namehezany ny fana-
hiny: ary Iehôvah hamela ny helony,
satria tsy nety naneky azy ny rainy.
6 Ary raha tàhiny nanambady hiany izy,
raha nivoady izy, sa namoaka teny ny va-
vany, izay namehezany ny fanahiny:
7 Ary nandre ny lahy, ka tsy niteny azy
tamy ny andro izay nandrenesany; dia
hitoetra ny voadiny, ka hitoetra ny fifehe-
zany izay namehezany ny fanahiny.
8 Fa raha tàhiny tsy naneky azy ny
vadiny tamy ny andro izay nandrenesany;
dia hahafoany ny voadiny izay nivoadiany,
ary izay navoaky ny vavany izay namehe-
zany ny fanahiny, izy: ary Iehôvah ha-
mela ny helony.
9 Fa ny voadiny ny mpitondra-tena sy
izay voa saotra, izay rehetra amehezany ny
fanahiny, hitoetra aminy.
10 Ary raha tàhiny nivoady teo an-tra-
nony ny vadiny izy, sa namehy ny fana-
hiny tamy ny fifehezany ny fianianana:
11 Ary nandre ny vadiny, ka tsy niteny
azy, ary naneky azy; dia hitoetra ny voa-
diny rehetra, ka hitoetra ny fifehezan-dre-
hetra izay namehezany ny fanahiny.
12 Fa raha tàhiny mahafoany ireny ny
vadiny akory amy ny andro izay andrene-
sany; dia tsy hitoetra izay rehetra avoaky
ny vavany ho voadiny, sa ho fifehezany ny

fanahiny: ny vadiny hahafoany ireny: ary
Iehôvah hamela ny helony.
13 Ny voady rehetra, sy ny fianianan-
-drehetra mamehy, hampahoriany ny fa-
nahy, ny lahy hampitoetry iny, sa ny lahy
hahafoany iny.
14 Fa raha tàhiny tsy hiteny azy akory
isan' andro ny lahy: dia hampitoetry ny
voadiny rehetra, sa ny fifehezan-drehetra
izay eo aminy, izy: mampitoetry ireny izy,
satria tsy niteny azy tamy ny andro izay
nandrenesany.
15 Fa raha hahafoany ireny akory izy,
rehefa nandre izy, dia hitondra ny heloky
ny vavy izy.
16 Ireo no lalàna izay nandidiany Iehô-
vah any Mose, ny amy ny lehilahy, sy ny
vadiny, ny amy ny ray, sy ny zanani-vavy
raha mbola zaza eo an-tranon-drainy izy.

## TOKO XXXI.

Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka na-
nao hoe;
2 Valio ny olo-Midiana noho ny nataony
tamy ny zanaky Isiraely; rehefa afak' iza-
ny, dia hangonina ho any amy ny olonao
hianao.
3 Dia niteny tamy ny olona i Mose, ka
nanao hoe, Ampanafiho sasany aminareo
hiady, ary aoky izareo hanohitry ny olo-
-Midiana, hamaliany Iehôvah ny olo-Mi-
diana.
4 Arivo lahy amy ny isam-pirenena eo
amy ny fireneny ny Isiraely rehetra, ham-
pandehaninareo ho any an-tafikia.
5 Dia natolotra avy tamy ny arivony ny
Isiraely, arivo ny isam-pirenena, roa arivo
amby iray alina, niomana hiady.
6 Dia nampandehaniny Mose izareo ha-
nafikia, dia arivo lahy ny isam-pirenena,
izareo sy Finehasa, zanaky Eleazara mpi-
sorona, hankany an-tafikia, mitondra ny fa-
naka masina, ary ny trompetra hanenoana
eo an-tànany.
7 Dia niady tamy ny olo-Midiana izareo,
araky izay efa nandidiany Iehôvah any
Mose; ka namono ny lahy rehetra izareo.
8 Dia namono ny mpanjaka maro any
Midiana hanampy ny azy voa vono izareo;
i Evy, sy Rekema, sy Ziora, sy Hiora, ary
Reba, mpanjaka dimy any Midiana: ary
Balama zanaky Beora no vonoiny tamy ny
sabatra.
9 Ary ny zanaky Isiraely namabo ny
vehivavy Midiana, sy ny zanany madinikia;
ary ny ombiny rehetra, sy ny ondriny re-
hetra, ary ny fananany rehetra, no ba-
boiny.
10 Dia nodorany tamy ny afo ny tanà-
nany rehetra izay nonenany, sy ny tranony
fiarovana rehetra.
11 Dia naka ny babo rehetra, sy ny sam-
botra rehetra, na olona, na biby, izareo.
12 Dia nitondra ny babo, sy ny sambotra,
ary ny remby, izareo, ho any aminy Mose,
sy Eleazara mpisorona, ary ho amy ny
fiangonany ny zanaky Isiraely, ho any an-
-toby eo amy ny tany lemaka any Moaba,
izay eo amorony Ioridany akekiny Ieriko.
13 Dia nivoaka i Mose, sy Eleazara
mpisorona, ary ny andriana rehetra amy ny
fiangonana, hitsena azy eo ivelany ny toby.
14 Dia tezitra i Mose tamy ny mpifehy
ny miaramila, tamy ny mpifehy arivo, sy
ny mpifehy zato, izay avy tany an-tafikia.
15 Dia hoy Mose taminy, Efa namelony
ny vehivavy rehetra va hianareo?
16 Indro, ireo nampanota ny zanaky Isi-
raely taminy Iehôvah ny aminy Peora,
araky ny fisainany Balama, dia teo amy ny
fiangonana any Iehôvah ny aretin-dratsy.
17 Ary ankehitriny, vonoy ny lahy rehe-
tra eo amy ny zaza madinikia, ary vonoy
ny vehivavy rehetra izay nahalala lahy
tamy ny fandriana.
18 Fa ny zaza-vavy rehetra izay tsy na-
halala ny fandriana amy ny lahy, velomy
ho anareo.
19 Dia mitoera eo ivelany ny toby hafi-
toan' andro hianareo; izay rehetra namono
olona, sy izay rehetra nanendry izay voa
vono, amy ny andro fahatelo, sy amy ny
andro fahafito, hanadiovanareo tena sy ny
babonareo.
20 Ary diovy ny fitafian-drehetra, ary
izay rehetra atao amy ny hoditra, sy izay
rehetra atao amy ny volon'osy, ary izay
rehetra atao amy ny hazo.
21 Dia hoy Eleazara mpisorona tamy ny
lehilahy manafikia, izay nankany amy ny
ady, Izany no fitandremany ny lalàna izay
nandidiany Iehôvah any Mose;
22 Ny volamena, sy ny volafotsy, ny va-
rahina, ny vy, ny vifotsy, ary ny firaka
hiany,
23 Ny zava-drehetra izay maharitr' afo,
hampandehaninareo amy ny afo, dia hadio

iny: kanefa ho dioviny ny rano fanokanana
iny; ary izay rehetra tsy maharitr' afo,
dia hampandehaninareo amy ny rano iny.
24 Ary sasao ny fitafianareo amy ny an-
dro fahafito, dia hadio hianareo, ary rehefa
afak' izany, dia mankanesa amy ny toby
hianareo.
25 Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka
nanao hoe;
26 Alao ny isany ny babo izay voa sam-
botra, olona, sy biby, hianao sy Eleazara
mpisorona, sy ny lohany ny tranon-drazana
amy ny fiangonana;
27 Ka zarao ny babo ho roa toko; ny
toko iray ho any izay nivoaka hiady, dia
izay nandeha hanafikia, ary ny toko iray
ho any ny fiangonan-drehetra:
28 Ka ampandoavy hetra ho any Iehô-
vah ny lehilahy miady izay nivoaka hana-
fikia; iray amy ny isan-diman-jato, amy ny
olona, sy amy ny omby, sy amy ny am-
pondra, ary amy ny ondry:
29 Analao amy ny toko iray izay azy, ka
omeo any Eleazara mpisorona ho fanatitr'
asandratra ho any Iehôvah.
30 Ary amy ny toko iray izay any ny za-
naky Isiraely, alao iray amy ny isan-di-
mam-polo, amy ny olona, amy ny omby,
amy ny ampondra, ary amy ny ondry, amy
ny biby samihafa rehetra, ka omeo ireny
ho any ny zanaky Levy, izay mitandriny
ny raharaha amy ny trano-lainy Iehô-
vah.
31 Dia nataony Mose sy Eleazara mpi-
sorona, araky izay efa nandidiany Iehôvah
any Mose.
32 Ary ny voa sambotra, dia ny babo
sisa izay no baboiny ny lehilahy miady,
dia ondry dimy arivo amby fito alina amby
enina hetsy,
33 Ary omby roa arivo amby fito alina,
34 Ary ampondra arivo amby enina alina;
35 Ary olona, dia ny vehivavy izay tsy
efa nahalala ny fandriana amy ny lahy, dia
ny olon-drehetra, roa arivo amby telo
alina.
36 Ary ny irai-toko, anjarany izay nan-
deha hanafikia, dia ny isany ny ondry, dia
diman-jato amby fito arivo amby telo alina,
amby telo hetsy.
37 Ary ny hetra avy tamy ny ondry ho
any Iehôvah, dia dimy amby fito-polo
amby enin-jato.
38 Ary ny omby, dia enina arivo amby
telo alina; ary ny hetra avy taminy ho any
Iehôvah, dia roa amby fito-polo.
39 Ary ny ampondra, dia diman-jato
amby telo alina; ary ny hetra avy taminy
ho any Iehôvah, dia iraikia amby enim-
-polo.
40 Ary ny olona, dia enina arivo amby
iray alina; ary ny hetra avy taminy ho
any Iehôvah, dia roa amby telo-polo.
41 Dia nomeny Mose ho any Eleazara
mpisorona ny hetra ho fanatitr' asandratra
ho any Iehôvah, araky izay efa nandidiany
Iehôvah any Mose.
42 Ary avy tamy ny toko iray izay any
ny zanaky Isiraely, izay nizarany Mose,
nomeny ny lehilahy izay nanafikia;
43 (Ary ny toko iray izay any ny fian-
gonana, dia ondry diman-jato amby fito
arivo amby telo alina amby telo hetsy;
44 Ary omby enina arivo amby telo
alina;
45 Ary ampondra diman-jato amby telo
alina;
46 Ary olona enina arivo amby iray
alina:)
47 Dia avy tamy ny toko iray izay any
ny zanaky Isiraely nanalany Mose iray
amy ny isan-dimam-polo, olona sy biby, ka
nomeny ireny ho any ny zanaky Levy,
izay nitandriny ny raharahany ny trano-
-lainy Iehôvah, araky izay efa nandidiany
Iehôvah any Mose.
48 Ary ny mpifehy, izay nifehy ny arivo
amy ny miaramila, ny mpifehy arivo sy ny
mpifehy zato, nanakeky any Mose;
49 Dia hoy izareo taminy Mose, Ny
mpanomponao efa naka ny isany ny lehi-
lahy miady izay no fehezinay, ka tsy misy
lehilahy diso aminay na iray akory:
50 Ary nentinay fanatitra ho any Iehô-
vah, izay rehetra efa azony ny isan'olona,
fanaka volamena, tongalikia, sy haba, fera,
havina, sy fehi-vozona, hanavana fanavo-
tany ny fanahinay eo anatrehany Iehôvah.
51 Dia nalainy Mose, sy Eleazara mpi-
sorona, ny volamena taminy, dia fanaka
voa tefy avokoa.
52 Ary ny volamena rehetra amy ny fa-
natitra izay nateriny ho any Iehôvah, no-
meny ny mpifehy arivo, sy ny mpifehy
zato, dia sekely dimam-polo amby fiton-
-jato amby enina arivo amby iray alina.
53 (Ny lehilahy miady, samy namabo izy
rehetra ho an-tena.)

54 Dia nalainy Mose, sy Eleazara mpisorona, ny volamena nomeny ny mpifehy arivo, sy *ny mpifehy* zato, ka nentiny iny ho amy ny trano-lainy ny fiangonana, ho fahatsiarovana ho any ny zanaky Isiraely eo anatrehany Iehôvah.

## TOKO XXXII.

ARY nanan'omby marobe indrindra ny zanaky Reobena, sy ny zanaky Gada; ary, rehefa nahita ny tany Iazera, sy ny tany Gileada, f' indro, tany ho any ny omby ny tany;

2 Dia nankany ny zanaky Gada, sy ny zanaky Reobena, ka niteny taminy Mose, sy taminy Eleazara mpisorona, ary tamy ny andriany ny fiangonana, ka nanao hoe;

3 I Atarota, sy Dibona, sy Iazera, sy Nimira, sy Hesibona, sy Eleale, sy Sebama, sy Nebo, ary Beona;

4 Ny tany izay nandreseny Iehôvah teo alohany ny fiangonany ny Isiraely, dia tany ho any ny omby, ary ny mpanomponao manan'omby:

5 Dia hoy izareo, Raha mahita soa eo imasonao izahay, aoka homena io tany io ho any ny mpanomponao ho fananana; aza mampita anay any Ioridany hianao.

6 Dia hoy Mose tamy ny zanaky Gada, sy tamy ny zanaky Reobena, Handeha hanafikia ny rahalahinareo, ka hipetraka eto hianareo, va?

7 Ary nahoana hianareo no mandreraky ny fony ny zanaky Isiraely, tsy handehanany amy ny tany izay nomeny Iehôvah azy?

8 Izany nanavany ny rainareo, raha naniraka azy hiala any Kadesa-barinea hisafo ny tany aho;

9 Fa raha niakatra tany an-dohasaha Esikola izareo, ka nahita ny tany, dia nandreraky ny fony ny zanaky Isiraely izareo, tsy handehanany amy ny tany izay efa nomeny Iehôvah azy.

10 Dia nirehitra ny fahatezerany Iehôvah taminy izany andro izany, dia nianiana Izy, ka nanao hoe;

11 Tsy ho hitany ny olona tokoa, izay niakatra avy tany Ejipity, hatramy ny roa-polo noho miakatra, ny tany izay efa nianianako taminy Abirahama, taminy Isaka, ary taminy Iakoba; satria tsy tanteraka tamy ny fanarahana Ahy izareo:

12 Afa tsy Kaleba, zanaky Iefone, Kenizy, ary Iosioa zanaky Niona; fa tanteraka tamy ny fanarahana any Iehôvah izy roa.

13 Dia nirehitra ny fahatezerany Iehôvah tamy ny Isiraely, ka nampirenireny azy tany an-efitra efa-polo taona Izy, mandra-pahalany ny taranaka rehetra izay nanao ratsy teo imasony Iehôvah.

14 Ary, indro, nitsangana hianareo hisolo ny rainareo, ho fitomboany ny olona manota, hampitombo hiany ny firehetany ny fahatezerany Iehôvah amy ny Isiraely.

15 Fa raha miala amy ny fanarahana Azy hianareo, dia hamela anareo indray an-efitra Izy; dia handringiany izao olon-drehetr' izao hianareo.

16 Dia nanatona azy izareo, ka nanao hoe, Hanao fisoko eto ho any ny bibinay, sy tanàna ho any ny zanakay madinikia, izahay:

17 F' izahay hiomana hanafikia eo anoloany ny zanaky Isiraely, mandra-pitondranay azy ho amy ny taniny: ary ny zanakay madinikia hitoetra any an-tanàna mirova noho ny mponina amy ny tany.

18 Tsy hody any an-tranonay izahay, mandra-pandovany ny zanaky Isiraely ny fandovany avy.

19 Fa tsy hiaraka handova aminy izahay any an-dafiny Ioridany, sa mihoatra; satria latsaka ho anay ny fandovanay aminy ety amorony Ioridany miantsinanana ety.

20 Dia hoy Mose taminy, Raha hanao izany zavatr' izany hianareo, raha hiomana hanafikia eo anatrehany Iehôvah hianareo;

21 Ka handeha miomana hiady hianareo rehetra any an-dafiny Ioridany eo anatrehany Iehôvah, mandra-pandroahany ny fahavalony hiala eo anoloany,

22 Ka handreseny ny tany eo anatrehany Iehôvah; dia hody hianareo, rehefa afak' izany, ka tsy hanan-keloka eo anatrehany Iehôvah, sy eo anatrehany ny Isiraely, hianareo; ary izany tany izany ho fandovanareo eo anatrehany Iehôvah.

23 Fa raha tsy hanao izany hianareo, indro, efa nanota taminy Iehôvah hianareo: ary fantaro fa ny otanareo hahazo anareo.

24 Manava tanàna hianareo ho any ny zanakareo mandinikia, ary fisoko ho any

ny ondrinareo; ka atavy izay navoaky ny
vavanareo.
25 Dia niteny taminy Mose ny zanaky
Gada, sy ny zanaky Reobena, ka nanao
hoe, Ny mpanomponao hanao araky izay no
didiany ny tompoko-lahy.
26 Ny zanakay madinikia, ny vadinay, ny
ondrinay, ary ny bibinay rehetra, hitoetra
ato an-tanàna any Gileada;
27 Fa ny mpanomponao handeha hita,
samy miomana hanafikia eo anatrehany
Iehôvah hiady, araky izay no lazainy ny
tompoko-lahy.
28 Ary ireo nandidiany Mose any Eleazara
mpisorona, sy Iosioa zanaky Niona, ary ny
lohany ny *tranon*-drazany ny fireneny ny
zanaky Isiraely:
29 Dia hoy Mose taminy, Raha handeha
hita any Ioridany hiaraka aminareo ny
zanaky Gada, sy ny zanaky Reobena,
samy miomana hiady eo anatrehany Iehô-
vah, ka ho resy ny tany eo alohanareo;
dia homenareo azy ny tany Gileada ho fan-
dovana:
30 Fa raha tàhiny tsy handeha hiaraka
aminareo hanafikia izareo, dia eo aminareo
amy ny tany Kanana no handovany.
31 Dia namaly ny zanaky Gada, sy ny
zanaky Reobena, ka nanao hoe, Araky
izay no lazainy Iehôvah tamy ny mpanom-
ponao, no hataonay:
32 Izahay handeha hita hanafikia eo ana-
trehany Iehôvah ho any an-tany Kanana,
mba ho ety amorony Ioridany ety hana-
nanay ny fandovanay.
33 Dia nomeny Mose azy, dia ho any ny
zanaky Gada, sy ny zanaky Reobena, ary
ny an-tsasaky ny fireneny Manase, zanaky
Iosefa, ny fanjakany Sihona mpanjaky ny
Amora, ary ny fanjakany Oga, mpanjaka
any Basana, ny tany ambany ny tanànany
eo amy ny fari-tany, dia ny tanàna any
amy ny tany manodidina.
34 Ary ny zanaky Gada nanao any Di-
bona sy Atarota, ary Aroera,
35 Ary Atrota, i Sofana, sy Iazera, ary
Iogibeha,
36 Ary Beta-nimira, sy Beta-harana, ta-
nàna mirova; ary fisoko ho any ny ondry.
37 Ary ny zanaky Reobena nanao any
Hesibona, sy Eleale, ary Kiriataima,
38 Ary Nebo sy Bali-meona (ny anarana
novana), ary Sibima; dia nomeny ny ana-
rana hafa ho any ny tanàna izay nataony.
39 Ary ny zanaky Makira, zanaky Ma-
nase, nankany Gileada, ka nahafaky iny,
ka nandresy ny Amora izay nitoetra teo.
40 Dia nomeny Mose i Gileada ho any
Makira zanaky Manase: ka nonina teo
izy.
41 Ary Iaira zanaky Manase nandeha,
ka nahafaky ny tanàna madinikia teo, ary
ny anarany nataony hoe, I Havota-iaira.
42 Ary Noba nandeha, ka nahafaka any
Kenata, sy ny tanàna teo, ka nataony hoe,
I Noba, araky ny anarany.

## TOKO XXXIII.

IREO no fandehanany ny zanaky Isiraely
izay nampivoahany Mose sy Arona tamy
ny tany Ejipity araky ny an-tokony.
2 Dia no soratany Mose ny fivoahany
araky ny fandehanany, araky ny didiny
Iehôvah: ary ireo no fandehanany, rehefa
nivoaka izareo.
3 Dia niala tany Ramisesa izareo, tamy
ny volana voalohany, tamy ny andro faha-
dimy amby ny folo amy ny volana voalo-
hany; nony ampitso, rehefa afaka ny pa-
saka, nivoahany ny zanaky Isiraely teo
imasony ny Ejipity rehetra, tamy ny tànana
mahery.
4 Fa ny Ejipity nandeviny ny matoa re-
hetra izay efa no vonoiny Iehôvah teo
aminy: hamely ireo andriamaniny koa
nanavany Iehôvah fitsarana.
5 Dia niala tany Ramisesa ny zanaky
Isiraely, ka nitoby tany Sokôta.
6 Dia niala tany Sokôta izareo, ka ni-
toby tany Etama, izay eo anilany ny Efitra.
7 Dia niala tany Etama izareo, ka ni-
vily ho any Pi-hahirota, izay eo tandrifiny
Bali-zefona: dia nitoby teo tandrifiny Migi-
dola izareo.
8 Dia niala teo tandrifiny Hahirota iza-
reo, ka nandeha nita teo afovoany ny ra-
nomasina ho any an-efitra, dia nandeha là-
lan-kateloana tany an-efitra Etama izareo,
ka nitoby tany Mara.
9 Dia niala tany Mara izareo, ka nan-
kany Elima: ary tany Elima dia nisy lo-
harano roa amby ny folo, ary hazo rofia
fito-polo; dia nitoby teo izareo.
10 Dia niala tany Elima izareo, ka nitoby
tany amorony ny Ranomasina mena.
11 Dia niala tany amorony ny Ranoma-

sina mena izareo, ka nitoby tany an-efitra
Sina.
12 Dia niala tany an-efitra Sina izareo, ka
nitoby tany Dofika.
13 Dia niala tany Dofika izareo, ka ni-
toby tany Aliosa.
14 Dia niala tany Aliosa izareo, ka ni-
toby tany Refidima, ary tsy nisy rano teo
ho any ny olona ho sotroina.
15 Dia niala tany Refidima izareo, ka
nitoby tany an-efitra Sinay.
16 Dia niala tany an-efitra Sinay izareo,
ka nitoby tany Kibirota-hatava.
17 Dia niala tany Kibirota-hatava izareo,
ka nitoby tany Hazerota.
18 Dia niala tany Hazerota izareo, ka ni-
toby tany Ritima.
19 Dia niala tany Ritima izareo, ka ni-
toby tany Rimona-pareza.
20 Dia niala tany Rimona-pareza izareo,
ka nitoby tany Libina.
21 Dia niala tany Libina izareo, ka ni-
toby tany Risa.
22 Dia niala tany Risa izareo, ka nitoby
tany Kehelata.
23 Dia niala tany Kehelata izareo, ka ni-
toby tany an-tendrombohitra Safera.
24 Dia niala tany an-tendrombohitra Sa-
fera izareo, ka nitoby tany Harada.
25 Dia niala tany Harada izareo, ka ni-
toby tany Makehelota.
26 Dia niala tany Makehelota izareo, ka
nitoby tany Tahata.
27 Dia niala tany Tahata izareo, ka nitoby
tany Tara.
28 Dia niala tany Tara izareo, ka nitoby
tany Mitika.
29 Dia niala tany Mitika izareo, ka ni-
toby tany Hasimona.
30 Dia niala tany Hasimona izareo, ka
nitoby tany Moserota.
31 Dia niala tany Moserota izareo, ka ni-
toby tany Bene-iakana.
32 Dia niala tany Bene-iakana izareo, ka
nitoby tany Hori-hagidigady.
33 Dia niala tany Hori-hagidigady iza-
reo, ka nitoby tany Iotibata.
34 Dia niala tany Iotibata izareo, ka ni-
toby tany Ebirona.
35 Dia niala tany Ebirona izareo, ka ni-
toby tany Eziona-gebera.
36 Dia niala tany Eziona-gebera izareo,
ka nitoby tany an-efitra Zina, izany hoe, i
Kadesa.
37 Dia niala tany Kadesa izareo, ka ni-
toby tany an-tendrombohitra Hora, tany
amy ny faritry ny tany Edoma.
38 Dia niakatra i Arona mpisorona tany
an-tendrombohitra Hora, araky ny didiny
Iehôvah, ka maty teo izy, tamy ny fahefa-
-polo taona rehefa nivoaka tamy ny tany
Ejipity ny zanaky Isiraely, tamy ny *andro*
voalohany amy ny volana fahadimy.
39 Ary efa telo amby roa-polo amby zato
taona i Arona, raha maty tany an-tendrom-
bohitra Hora izy.
40 Dia nandre i Arada Kanana mpan-
jaka, izay nonina tany atsimo amy ny tany
Kanana, fa avy ny zanaky Isiraely.
41 Dia niala tany an-tendrombohitra
Hora izareo, ka nitoby tany Zalimona.
42 Dia niala tany Zalimona izareo, ka ni-
toby tany Pionona.
43 Dia niala tany Pionona izareo, ka ni-
toby tany Obota.
44 Dia niala tany Obota izareo, ka nitoby
tany Iye-abarima tany amy ny fari-tany
Moaba.
45 Dia niala tany Iyema izareo, ka nitoby
tany Diboni-gada.
46 Dia niala tany Diboni-gada izareo, ka
nitoby tany Alimoni-dibilataima.
47 Dia niala tany Alimoni-dibilataima
izareo, ka nitoby taminy ireo tendrombo-
hitra Abarima, teo tandrifiny Nebo.
48 Dia niala taminy ireo tendrombohitra
Abarima izareo, ka nitoby teo amy ny tany
lemaka any Moaba, teo amorony Ioridany
akekiny Ieriko.
49 Dia nitoby izareo teo amorony Iori-
dany, hatrany Beti-iesimota ka hatrany
Abeli-sitima, teo amy ny tany lemaka any
Moaba.
50 Dia niteny taminy Mose Iehôvah, teo
amy ny tany lemaka any Moaba, tany
amorony Ioridany akekiny Ieriko, ka na-
nao hoe;
51 Mitenena amy ny zanaky Isiraely, ka
atavy aminy hoe, Rehefa tafita any Iori-
dany ho any amy ny tany Kanana hia-
nareo;
52 Dia handroaky ny mponina rehetra
amy ny tany eo alohanareo hianareo, ka
ho ravanareo ny sarin-javatra rehetra eo,
ka haringianareo ny endri-javatra narendrikia rehetra eo, ka ho ravanareo ny fitoe-
ran' avo rehetra eo:
53 Dia halainareo ny tany, ka hitoetra eo

hianareo: fa nomeko anareo ny tany handova iny.
54 Ary latsa-bato hizaranareo ny tany ho
fandovana eo amy ny mpianakavinareo: ny
maro hahalehibeazanareo ny fandovany,
ary ny vitsy hahakelezanareo ny fandovany;
izay ilatsahany ny vatony izy rehetra, any
hitoerany; araky ny fireneny ny razanareo
handovanareo.
55 Fa raha tàhiny tsy ho roahinareo eo
alohanareo ny mponina amy ny tany: dia
ho fanindronana eo imasonareo, ary ho tsilo
amy ny ilanareo, izay avelanareo hitoetra
eo, ka hampahory anareo eo amy ny tany
izay itoeranareo:
56 Ary hataoko aminareo izay nihieverako hatao aminy.

## TOKO XXXIV.

Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka nanao hoe;
2 Mandidia ny zanaky Isiraely, ka atavy
aminy hoe, Raha tonga any amy ny tany
Kanana hianareo, (io no tany izay ho la-
tsaka ho anareo ho fandovana, dia ny tany
Kanana ambany ny fari-taniny:)
3 Dia ho hatramy ny efitra Zina akekiny
ny fari-tany Edoma ny taninareo atsimo,
ary ny fari-taninareo atsimo ho farany ny
taniny ny ranomasina fanasina miantsinanana:
4 Ary ny fari-taninareo manodidina any
atsimo hatramy ny fiakarany Akirabima,
ka hihiatrany Zina; ary ny fandehanany
mianatsimo hihiatrany Kadesa-barinea, ka
hanodidina hatrany Hazara-adara, ka hihiatrany Azimona:
5 Ary ny fari-tany hanodidina hatrany
Azimona, ka hatramy ny ony Ejipity, ary
ny fandehanany hihiatramy ny ranomasina.
6 Ary ny amy ny fari-tany andrefana, dia
hanany ny ranomasin-dehibe ho fari-tany
hianareo: izany ho fari-taninareo andrefana.
7 Ary izany ho fari-taninareo avaratra:
hatramy ny ranomasin-dehibe, ka hatramy
ny tendrombohitra Hora ho tendrenareo
ho anareo:
8 Hatramy ny tendrombohitra Hora, ka
hatramy ny fidirana any Hamata, ho tendrenareo *ny fari-taninareo*; ary ny fandehanany ny fari-tany hihiatrany Zedada:
9 Ary ny fari-tany handeha hatrany Zi-
firona, ary ny fandehanany hihiatrany Hazara-enana: izany ho fari-taninareo avaratra.
10 Ary ho tendrenareo ny fari-taninareo
atsinanana hatrany Hazara-enana, ka hatrany Sefama:
11 Ary ny fari-tany hidina hatrany Sefama, ka hatrany Ribila any atsinanana any
Aina; ary ny fari-tany hidina, ka hahatratry ny amorony ny ranomasina Kinereta
miantsinanana.
12 Ary ny fari-tany hidina hatrany Ioridany, ary ny fandehanany hihiatramy ny
ranomasina fanasina. Izany ho taninareo
araky ny fari-taniny manodidina.
13 Dia nandidy ny zanaky Isiraely Mose,
ka nanao hoe, Io no tany izay handovanareo amy ny latsa-bato, izay no didiany
Iehôvah homena ho any ny firenena sivy,
sy ho an-tsasaky ny firenena:
14 Fa ny fireneny ny zanaky Reobena
araky ny tranon-drazany, ary ny fireneny
ny zanaky Gada araky ny tranon-drazany,
efa nandray *ny fandovany*, ary ny an-tsasaky ny fireneny Manase efa nandray ny
fandovany.
15 Ny firenena roa, sy ny an-tsasaky ny
firenena, efa nandray ny fandovany taminy
ety amorony Ioridany ety akekiny Ieriko
miantsinanana, ho any amy ny fiposahany
ny masoandro.
16 —Dia niteny taminy Mose Iehôvah,
ka nanao hoe;
17 Ireo no anarany ny olona izay hizara ny tany, handovanareo: i Eleazara
mpisorona, ary Iosioa zanaky Niona.
18 Dia halainareo ny andriana iray amy
ny isam-pirenena, hizarany ny tany ho fandovana.
19 Ary ireo no anarany ny lehilahy: avy
tamy ny fireneny Ioda, i Kaleba zanaky
Iefone;
20 Ary avy tamy ny fireneny ny zanaky
Simeona, i Semioela zanaky Amihioda;
21 Avy tamy ny fireneny Beniamina, i
Elidada zanaky Kisilona;
22 Ary ny andriany ny fireneny ny zanaky Dana, i Bioky zanaky Iogily.
23 Ny andriany ny zanaky Iosefa, ho
any ny fireneny ny zanaky Manase, i Haniela zanaky Efoda;
24 Ary ny andriany ny fireneny ny zanaky Efiraima, i Kemioela zanaky Sifitana.

25 Ary ny andriany ny fireneny ny zanaky Zebiolona, i Elizafana zanaky Parinaka.
26 Ary ny andriany ny fireneny ny zanaky Isakara, i Palitiela zanaky Azana.
27 Ary ny andriany ny fireneny ny zanaky Asera, i Ahihioda zanaky Selomy.
28 Ary ny andriany ny fireneny ny zanaky Nafitaly, i Pedahela zanaky Amihioda.
29 Ireo no izay nandidiany Iehôvah hampandova ny zanaky Isiraely eo amy ny tany Kanana.

## TOKO XXXV.

Dia niteny taminy Mose Iehôvah, teo amy ny tany lemaka any Moaba, teo amorony Ioridany akekiny Ieriko, ka nanao hoe;
2 Mandidia ny zanaky Isiraely, hanome ny zanaky Levy, avy amy ny fananany ny lovany, tanàna sasany hitoerana; ary homenareo ny zanaky Levy ny fitoera-malalaka manodidiny ny tanàna.
3 Ary ny tanàna hitoerany; ary ny fitoera-malalaka eo hitoerany ny ombiny, sy ny fananany, ary ny bibiny rehetra.
4 Ary ny fitoera-malalaka amy ny tanàna izay homenareo ny zanaky Levy, ho eo ivelany ny màndany ny tanàna, dia arivo hakihio manodidina.
5 Dia ho harinareo eo ivelany ny tanàna amy ny ilany atsinanana hakihio roa arivo, ary amy ny ilany atsimo hakihio roa arivo, ary amy ny ilany andrefana hakihio roa arivo, ary amy ny ilany avaratra hakihio roa arivo; ary ny tanàna ho eo afovoany; izany ho azy, ho fitoera-malalaka amy ny tanàna.
6 Ary hisy eo amy ny tanàna izay homenareo ny zanaky Levy, tanàna enina ho fiarovana, izay ho tendrenareo ho any ny mpamono olona, handosirany; ary hanampy tanàna roa amby efa-polo aminy ireny hianareo.
7 Ny tanàna rehetra izay homenareo ny zanaky Levy, ho tanàna valo amby efa-polo; ireny, sy ny fitoera-malalaka momba ireny.
8 Ary ny tanàna izay homenareo, dia ho avy amy ny fananany ny zanaky Isiraely; avy amy ny maro hanalanareo maro; fa avy amy ny vitsy hanalanareo vitsy: samy hanome izy rehetra ny tanànany avy sasany ho any ny zanaky Levy, araky ny fandovany izay no lovany.
9 Dia niteny taminy Mose Iehôvah, ka nanao hoe;
10 Mitenena amy ny zanaky Isiraely, ka atavy aminy hoe, Rehefa tafita any Ioridany ho amy ny tany Kanana hianareo,
11 Dia ho tendrenareo tanàna sasany ho anareo; ho tanàna fiarovana ho anareo ireny; handosirany ny mpamono olona, izay mamono olona tsi-nahy.
12 Dia ho fiarovana ho anareo amy ny mpamali-ra ireny tanàna ireny: mba tsy ho maty ny mpamono olona, dieny tsy mbola mijanona eo anatrehany ny fiangonana ho tsaraina izy.
13 Ary aminy ireo tanàna ireo izay homenareo, hisiana tanàna enina fiarovana ho anareo.
14 Homenareo tanàna telo aminy ety amorony Ioridany ety, ary homenareo tanàna telo eo amy ny tany Kanana; ho tanàna fiarovana ireny.
15 Ireo tanàna enin' ireo ho fiarovana, ho any ny zanaky Isiraely, sy ho any ny vahiny, ary ho any ny mpitoetra eo aminy; handosirany ny mpamono olona, izay mamono olona tsi-nahy.
16 Ary raha tàhiny mamely olona amy ny vy fiasana izy, ka maty kosa izy, dia mpamono olona izy: hatao maty dia maty ny mpamono olona.
17 Ary raha tàhiny mitoraka azy amy ny vato izay mahafaty izy, ka maty kosa izy, dia mpamono olona izy; hatao maty dia maty ny mpamono olona.
18 Sa raha tàhiny mamely azy amy ny hazo any an-tànana, izay mahafaty, izy, ka maty kosa izy, dia mpamono olona izy; hatao maty dia maty ny mpamono olona.
19 Ny mpamali-ra hamono ny mpamono olona; raha mihaona aminy izy, dia hamono azy izy.
20 Fa raha tàhiny mandefona azy amy ny lolom-po izy, sa mandratra azy amy ny fanotrehana izy, ka maty kosa izy;
21 Sa amy ny fandrafiana amelezany azy amy ny tànany, ka maty izy kosa: dia hatao maty dia maty ny mpamely: mpamono olona izy: ny mpamali-ra hamono ny mpamono olona, raha mihaona aminy izy.
22 Fa raha tàhiny mandefona azy tampoka, tsy amy ny fandrafiana, sa mitoraka

azy amy ny zavatra, tsy amy ny fanotre-
hana, izy;
23 Sa amy ny vato izay mahafaty olona,
anefa tsy hitany, ka manipy iny aminy, ka
maty kosa izy, ary tsy fahavalony izy, na
nitady handratra azy:
24 Dia hitsara ny mpamely sy ny mpa-
mali-ra ny fiangonana, araky ireny fitsaran'
ireny:
25 Dia hanafaky ny mpamono olona amy
ny mpamali-ra ny fiangonana, ka hampody
azy ny fiangonana ho amy ny tanàna fiaro-
vany, izay nandosirany: ary hitoetra any
izy, mandra-pahafaty ny mpisorona be izay
voa hosotra tamy ny solikia masina.
26 Fa raha hivoaka ny mpamono olona
akory ho eo ivelany ny tanàna fiarovany,
izay nandosirany;
27 Ka mahita azy ny mpamali-ra eo ive-
lany ny tanàna fiarovany, ka mamono ny
mpamono olona ny mpamali-ra; tsy ho
meloky ny ra izy:
28 Satria tokony hitoetra eo an-tanàna
fiarovany izy, mandra-pahafaty ny mpi-
sorona be: fa rehefa maty ny mpisorona
be, dia hody ny mpamono olona any amy
ny taniny ny fananany.
29 Ary ireo zavatr' ireo ho lalàna fitsa-
rana ho anareo amy ny taranakareo fara-
-mandimby, eo amy ny fonenanareo re-
hetra.
30 Izay rehetra mamono olona, dia hatao
maty ny mpamono araky ny vavany ireo
vavolombelona; fa vavolombelon' iray tsy
hiampanga olona hahafaty.
31 Ary tsy halainareo fanavotany ny ainy
ny mpamono izay meloka ho maty: fa ha-
tao maty dia maty izy.
32 Ary tsy halainareo fanavotany izay
nandositra ho any an-tanàna fiarovany,
mba hody indray hitoetra amy ny tany izy,
dieny tsy mbola maty ny mpisorona.
33 Ary aza mandoto ny tany izay itoera-
nareo; fa ny ra mandoto ny tany; ary
ny tany tsy azo ho diovina amy ny ra
izay latsaka eo, afa tsy eo amy ny rany
izay nandatsaky iny.
34 Ary aza mandoto ny tany izay one-
nanareo, izay itoerako; f' Izaho Iehôvah
mitoetra eo amy ny zanaky Isiraely.

## TOKO XXXVI.

DIA nanatona ny lohany ny *tranon*-dra-
zany ny mpianakaviny ny zanaky Gileada,
zanaky Makira, zanaky Manase, avy tamy
ny mpianakaviny ny zanaky Iosefa, ka ni-
teny teo anatrehany Mose, ary teo anatre-
hany ny andriana, lohany ny *tranon*-dra-
zany ny zanaky Isiraely:
2 Dia hoy izareo, Iehôvah efa nandidy
ny tompoko-lahy hanome ny tany ho fan-
dovana amy ny latsa-bato ho any ny zanaky
Isiraely: ary efa no didiany Iehôvah ny
tompoko-lahy hanome ny fandovany Zelo-
fehada rahalahinay, ho any ny zanani-vavy.
3 Ary raha ampakariny izay zanaka-la-
hiny ny firenena sasany amy ny zanaky
Isiraely izareo, dia halaina ny fandovany
amy ny fandovany ny razanay, ka ham-
piana amy ny fandovany ny firenena izay
hiraizany; dia halaina ny fandovany amy
ny latsa-bato amy ny fandovanay.
4 Ary raha hihierina ny Iobiliny ny za-
naky Isiraely, dia hampiana ny fandovany
amy ny fandovany ny firenena izay nirai-
zany: dia halaina ny fandovany amy ny
fandovany ny fireneny ny razanay.
5 Dia nandidy ny zanaky Isiraely, araky
ny teniny Iehôvah, i Mose, ka nanao hoe,
Marina ny teniny ny fireneny ny zanaky
Iosefa.
6 Izany no teny izay nandidiany Iehôvah
ny amy ny zanaka-vaviny Zelofehada, hoe,
Aoky izareo hanambady izay tiany; anefa
avy amy ny mpianakaviny ny fireneny ny
razany no hanambadiany.
7 Dia tsy hifindra firenena ny lovany
ny zanaky Isiraely: fa samy hiray ny za-
naky Isiraely rehetra amy ny lovany ny
fireneny ny razany avy.
8 Ary ny zanaka-vavy rehetra izay ma-
nan-dova eo amy ny fireneny ny zanaky
Isiraely hanambady ny anankiray avy amy
ny mpianakaviny ny fireneny ny rainy,
mba hananany ny zanaky Isiraely rehetra
ny lovany ny razany avy.
9 Ary aoky tsy hifindra firenena ny lova;
fa samy hiray ny fireneny ny zanaky Isi-
raely amy ny lovany avy.
10 Araky izay efa nandidiany Iehôvah
any Mose, no nataony ny zanaka-vaviny
Zelofehada:
11 Ary Mahala, i Tiriza, sy Hogila, sy
Milika, ary Noa, zanaka-vaviny Zelofe-
hada, nanambady ny zanaky ny rahalahin-
-drainy.
12 Nampakariny ny mpianakaviny ny
zanaky Manase, zanaky Iosefa, izareo, ka

nitoetra ny lovany teo amy ny fireneny ny mpianakaviny ny rainy.
13 —Ireo no didy sy ny fitsarana izay nampandidiany Iehôvah any Mose tamy ny zanaky Isiraely, teo amy ny tany lemaka any Moaba, teo amorony Ioridany akekiny Ieriko.

---

# NY BOKY FAHADIMY NO SORATANY MOSE,

ATAO HOE,

# FAMERENAN-TENY.

## TOKO I.

Ireo no teny izay no lazainy Mose tamy
ny Isiraely rehetra teo aminy ety amorony
Ioridany ety, tany an-efitra, teo amy ny tany
lemaka teo tandrifiny Siofa teo anelanelany
Parana, sy Tofela, sy Labana, sy Hazerota, ary Dizahaba.
2 (Lalàn-kaleha iraikia amby ny folo andro
raha miala any Horeba mankany an-tendrombohitra Seira, ho any Kadesa-barinea.)
3 Ary tamy ny taona fahefa-polo, tamy
ny volana fahiraikia amby ny folo, tamy
ny voalohan' *andro* amy ny volana, nitenenany Mose tamy ny zanaky Isiraely,
araky izay rehetra efa nampandidiany Iehôvah azy hataony;
4 Rehefa namono any Sihona, mpanjaky
ny Amora, izay nonina tany Hesibona, ary
Oga, mpanjaka any Basana, izay nonina
tany Asitarota any Edrey, izy.
5 Taminy ety amorony Ioridany ety, tamy
ny taniny ny Moaba, vao nanambarany
Mose izany lalàna izany, hoe,
6 Iehôvah Andriamanitsikia niteny tamintsikia tany Horeba, ka nanao hoe, Nitoetr'
ela hiany taminy itoy tendrombohitr' itoy
hianareo:
7 Mivilia, dia mandehana hianareo, ka mankanesa any an-tendrombohitry ny Amora,
ary aminy izay *fitoerana* rehetra akekiny,
eo amy ny tany lemaka, eo amy ny tanety,
ary eo amy ny lohasaha, ary amy eo ny tany
atsimo, ary eo amy ny amorony ny ranomasina, ho any amy ny tany Kanana,
sy ho any Lebanona, ho any amy ny ony
lehibe, ony Iofiraty:
8 Indro, efa nomeko teo alohanareo ny
tany; midira, ka mandovà ny tany izay
efa nianianany Iehôvah tamy ny razanareo,
i Abirahama, Isaka, ary Iakoba, hanome
azy sy ny zanany mandimby azy.
9 Dia niteny taminareo taminy izany andro izany aho, ka nanao hoe, Tsy zakako
izaho irery hitondra anareo:
10 Iehôvah Andriamanitrareo efa nanamaro anareo, ary, indro, efa maro hianareo
andro any toy ny kintana amy ny lanitra.
11 (Iehôvah Andriamanitry ny razanareo
hampitombo anareo inarivo toraky ny isanareo, ka hitahy anareo anie, araky izay
efa no lazainy taminareo!)
12 Ataoko ahoana izaho irery no hitondra
ny raharahanareo, sy ny entanareo, ary ny
adinareo?
13 Alao ho anareo olona hendry, sy manam-panahy, ary malaza, eo amy ny firenenareo, ka hataoko ho mpifehy anareo
ireny.
14 Dia namaly ahy hianareo, ka nanao
hoe, Tsara hatao ny teny izay no lazainao.
15 Dia nalaiko ny lohany ny firenenareo,
olona hendry, sy malaza, ka nataoko izareo
ho mpifehy anareo, mpifehy arivo, sy mpifehy zato, sy mpifehy dimam-polo, ary
mpifehy folo, ary manam-boninahitra eo
amy ny firenenareo.
16 Dia nandidy ny mpitsara anareo taminy izany andro izany aho, ka nanao hoe,
Henoy ny adiny ny rahalahinareo, ka tsarao
marina ny olona, sy ny rahalahiny, ary ny
vahiny izay eo aminy.
17 Aza mizaha ny tavan'olona eo amy ny
fitsarana hianareo; henoy ny kely toy ny

lehibe hianareo; aza mena-maso-olona hia-
nareo; fa an'Andriamanitra ny fitsarana;
ary ny teny izay sarotra loatra ho anareo,
ento aty amiko, dia ho henoiko iny.
18 Dia nandidy anareo, taminy izany an-
dro izany, ny zava-drehetra izay hataona-
reo, aho.
19 Ary raha niala tany Horeba isikia, dia
nandeha isikia namaky izany efitra le-
hibe sy mandoza izany avokoa, izay no hita-
nareo teo amy ny làlana mankany any an-
-tendrombohitry ny Amora, araky izay efa
nandidiany Iehôvah Andriamanitsikia an-
tsikia; dia tonga tany Kadesa-barinea isi-
kia.
20 Dia hoy izaho taminareo, Tonga hia-
nareo tany an-tendrombohitry ny Amora,
izay omeny Iehôvah Andriamanitsikia ho
antsikia:
21 Indro, efa nomeny Iehôvah Andria-
manitrao ny tany teo alohanao; miakara,
mandovà, araky izay no lazainy Iehôvah
Andriamanitry ny razanao taminao; aza
matahotra hianao, ka aza reraka.
22 Dia nanatona ahy hianareo rehetra,
ka nanao hoe, Hanirak'olona eo alohantsi-
kia isikia, dia hisafo ny tany ho antsikia
izareo, ka hitondra teny ho antsikia hilaza
ny làlana izay hiakarantsikia, ary ny ta-
nàna izay handehanantsikia.
23 Dia tsara teo imasoko ny teny; ka
nalaiko roa amby ny folo lahy teo aminareo,
iray tamy ny isam-pirenena:
24 Dia nivily izareo, ka niakatra tany
an-tendrombohitra, dia tonga tany amy ny
lohasaha Esikola, ka nisafo iny:
25 Dia nanala ny vokatry ny tany teny
an-tànany izareo, ka nidina tamintsikia, dia
namerina teny tamintsikia, ka nanao hoe,
Tsara ny tany izay omeny Iehôvah Andria-
manitsikia ho antsikia.
26 Kandrefa tsy nety niakatra hianareo,
fa niodina nanohitry ny teniny Iehôvah
Andriamanitrareo:
27 Dia nimonjomonjo tany an-dainareo
hianareo, ka nanao hoe, Satria halany Ie-
hôvah isikia, efa nampivoaka antsikia tamy
ny tany Ejipity Izy, hanolotra antsikia any
an-tànany ny Amora, handringianana an-
tsikia.
28 Aiza no hiakaranay? ny rahalahin-
tsikia efa nandreraky ny fonay, raha nanao
hoe, Lehibe, ka lavalava kokoa noho isikia,
ny olona; lehibe, ka mirova hatramy ny
lanitra, ny tanàna; ary efa hitanay teo ny
zanaky ny Anaka koa.
29 Dia hoy izaho taminareo, Aza man-
govitra, ka aza matahotra azy hianareo.
30 Iehôvah Andriamanitrareo Izay man-
deha eo alohanareo, Izy hiady ho anareo,
araky izay rehetra nataony ho anareo tany
Ejipity teo imasonareo:
31 Ary tany an-efitra izay nahitanao ny
fitondrany Iehôvah Andriamanitrao anao
tahaky ny fitondran' olona ny zanany,
tamy ny làlan-drehetra izay nalehanareo,
mandra-pahatongavanareo ho aminy itoy
fitoeran' itoy.
32 Kanefa izany zavatr' izany, tsy nino
any Iehôvah Andriamanitrareo hianareo;
33 Na dia nandeha tamy ny làlana teo
alohanareo Izy, hitady ho anareo fitoerana
hitobianareo, tamy ny afo nony alina ha-
nehoany anareo izay làlana nety halehana-
reo, ary tamy ny rahona nony andro.
34 Dia nandre ny feony ny teninareo Ie-
hôvah, ka tezitra Izy, dia nianiana, ka na-
nao hoe,
35 Dia tsy hisy olona aminy izany tara-
naka ratsy izany, habita ny tany soa
izay nianianako homena ho any ny raza-
nareo;
36 Afa tsy Kaleba, zanaky Iefone; izy
hahita iny, ary izy sy ny zanany home-
ko ny tany izay no diaviny, satria efa
tanteraka tamy ny fanarahana any Iehôvah
izy.
37 Dia tezitra tamiko Iehôvah noho hia-
nareo, ka nanao hoe, Tsy hiditra any hia-
nao koa.
38 Iosioa zanaky Niona izay mijanona eo
anatrehanao, izy hiditra any: mampahe-
reza azy: f' izy hampandova ny zanaky
Isiraely iny.
39 Ary ny zanakareo madinikia izay na-
taonareo hoe ho babo, ary ny zanakareo
izay tsy mahalala aminy izany andro izany
ny soa, sy ny ratsy, izareo hiditra any, ary
izareo homeko iny, ary izareo handova
iny.
40 Fa hianareo, mivilia, ka mandehana
any an-efitra amy ny làlana mankany amy
ny Ranomasina mena:
41 Dia namaly hianareo, ka nanao tamiko
hoe, Efa nanota taminy Iehôvah izahay; hia-
katra izahay, ka hiady araky izay rehetra
nandidiany Iehôvah Andriamanitsikia anay.
Ary raha nisikiny ny fiadiany avy hiady

hianareo rehetra, k' efa niomana hiakatra
any an-tendrombohitra hianareo,
42 Dia hoy Iehôvah tamiko, Lazao aminy
hoe, Aza miakatra hianareo, ka aza miady
hianareo; fa tsy eo aminareo Aho: fan-
droa ho resy hianareo eo alohany ny faha-
valonareo.
43 Dia niteny taminareo aho; ary tsy
nihaino hianareo, fa niodina tamy ny di-
diny Iehôvah hianareo, dia nanao sahisahy,
ka niakatra tany an-tendrombohitra hia-
nareo.
44 Dia nivoaka hitsena anareo ny Amora,
izay nonina taminy izany tendrombohitr'
izany, ary nanenjikia anareo tahaky ny fa-
naony ny reni-tantely, dia nandringiana
anareo hatrany Seira, dia hatrany Horima.
45 Dia niverina hianareo, ka nitomany teo
anatrehany Iehôvah; fa tsy nihaino ny
feonareo Iehôvah, na nanongilany ny so-
finy taminareo.
46 Dia nitoetr' ela tany Kadesa hianareo,
araky ny andro izay nitoeranareo *tany*.

## TOKO II.

Dia nivily isikia, ka nandeha tany an-
-efitra tamy ny làlana mankany amy ny
Ranomasina mena, araky izay no teneniny
Iehôvah tamiko; dia nanodidiny ny ten-
drombohitra Seira ela isikia.
2 Dia niteny tamiko Iehôvah, ka nanao
hoe;
3 Efa nanodidiny itoy tendrombohitr'
itoy ela hianareo; mandehana hianavatra
hianareo.
4 Ary mandidia ny olona hianao, ka
atavy hoe, Hianareo efa handeha hamaky ny
fari-taniny ny rahalahinareo zanaky Esao,
izay monina any an-tendrombohitra Seira:
dia hatahotra anareo izareo; ka tandremo-
-tena indrindra hianareo.
5 Aza mila ady aminy hianareo; fa tsy
homeko ny taniny akory, na iray dia aza:
satria ny Esao no nomeko ny tendrombohi-
tra Seira ho fananana.
6 Vola hamidinareo hanina aminy ho ha-
ninareo; ary vola hamidinareo rano koa
aminy ho sotroinareo.
7 F' Iehôvah Andriamanitrao efa nitahy
anao teo aminy izay rehetra nataony ny tà-
nanao: nahalala ny fandehanao taminy itoy
efi-dehibe itoy Izy: ireo efa-polo taona
ireo teo aminao Iehôvah Andriamanitrao:
tsy diso taminao na inona na inona.
8 Ary raha nandalo ny rahalahintsikia
zanaky Esao, izay nonina tany Seira tamy
ny làlany ny tany lemaka, isikia, raha niala
tany Elata, sy Eziona-gebera, dia ni-
vily isikia, ka nandeha tamy ny làlana
mankany an-efitra Moaba.
9 Dia hoy Iehôvah tamiko, Aza mampa-
hory ny Moaba, ka aza mampihaikia azy
hiady: fa tsy homeko anao ny taniny ho
fananana; satria ny zanaky Lota no no-
meko i Ara ho fananana.
10 Ny Emy nonina tany fahiny, olona
vaventy, sy maro, ary lava, tahaky ny za-
naky Anaka.
11 Izareo koa natao ho olom-baventy, ta-
haky ny zanaky Anaka; fa ny Moaba na-
nao azy hoe, Emy.
12 Ny Hory koa nonina fahiny tany
Seira; fa ny zanaky Esao nandimby azy,
rehefa nandringiana azy teo alohany izareo,
ka nonina nisolo azy, araky izay nataony
ny Isiraely tamy ny taniny ny fananany,
izay nomeny Iehôvah azy.
13 Mitsangàna ankehitriny, ka mande-
hana hita ny renirano Zereda hianareo. Dia
nandeha nita ny renirano Zereda isikia.
14 Ary valo amby telo-polo taona ny an-
dro izay nandehanantsikia tany Kadesa-
-barinea, mandra-pitantsikia ny renirano
Zereda: mandra-pahalany ny taranaka re-
hetra amy ny lehilahy miady eo amy ny
toby, araky izay efa nianianany Iehôvah
taminy.
15 Ary ny tànany Iehôvah nanohitra azy
tokoa, handringianana azy eo amy ny toby
mandra-pahalany izareo.
16 Ary rehefa lany ny lehilahy miady,
ka maty teo amy ny olona,
17 Dia niteny tamiko Iehôvah, ka nanao
hoe;
18 Hianao efa handeha andro any hamaky
any Ara, fari-taniny ny Moaba:
19 Ary raha tonga akeky eo tandrifiny
ny zanaky Amona hianao, aza mampahory
azy, na mila ady aminy hianao: fa tsy ho-
meko anao ny taniny ny zanaky Amona ho
fananana: satria ny zanaky Lota no no-
meko iny ho fananana.
20 (Iny koa natao taniny ny olom-ba-
venty; nisy olom-baventy nitoetra tany fa-
hiny: ary ny Amona niantso azy hoe, Za-
mizomy.

21 Olona vaventy, sy maro, ary lava,
tahaky ny zanaky Anaka: fa naringiany
Iehôvah ireny teo alohany: dia nandroaka
azy izareo, ka nonina nisolo azy:
22 Araky izay nataony tamy ny zanaky
Esao izay nitoetra tany Seira, raha nan-
dringiany ny Hory teo alohany izareo: dia
nandroaka azy izareo, ka nonina nisolo azy
dia mandrak' andro any:
23 Ary ny Avy izay nonina tany Haze-
rima, hatrany Gaza, dia nandringiana azy
ny Kafitora, izay avy tany Kafitora, ary
nonina nisolo azy.)
24 Mitsangàna, mandehana, ka mità ny
renirano Arinona hianareo; indro, efa na-
tolotro tany an-tànanao i Sihona zanaky
Amora, mpanjaka any Hesibona, ary ny ta-
niny: mandovà iny ankehitriny, ka miadia
aminy.
25 Andro any vao hanasiako ny fana-
hiana anao, sy ny fatahorana anao, ambony
ny firenen-tsamihafa ambany ny lanitra
tontolo, izay handre ny filazana anao, dia
hangovitra, ka ho reraka noho hianao.
26 —Dia nirahiko olona tany an-efitra
Kedemota hankany aminy Sihona mpan-
jaka any Hesibona, mitondra teny fihiava-
nana, hoe;
27 Aoka handeha hamaky ny taninao
aho: handeha amy ny làlam-be aho: tsy
hivily ho amy ny ankavanana, na ho amy
ny ankavia, aho:
28 Vola hamidinao hanina amiko ho ha-
niko: ary vola hamidinao rano amiko ho
sotroiko; handeha an-tongotra hiany aho:
29 (Araky izay nataony ny zanaky Esao
izay monina any Seira, sy ny Moaba izay
monina any Ara, tamiko,) mandra-pitako
any Ioridany ho any amy ny tany, izay
omeny Iehôvah Andriamanitray anay.
30 Fa tsy nety Sihona mpanjaka any
Hesibona hamela antsikia handeha hamaky
ny taniny; f' Iehôvah Andriamanitrao na-
namafy ny fanahiny, ka nanasarotry ny
fony, hanolorany azy any an-tànanao ta-
haky ny amy ny andro any.
31 Dia niteny tamiko Iehôvah, Indro,
vao natolotro i Sihona, sy ny taniny, teo
alohanao: mandovà ankehitriny, mba ho
lovanao ny taniny.
32 Dia nivoaka hitsena antsikia i Sihona,
izy sy ny olony rehetra, hiady any Iahaza.
33 Dia nanolotra azy teo alohantsikia Ie-
hôvah Andriamanitsikia; dia nandresy azy,
sy ny zanany, ary ny olony rehetra, isi-
kia.
34 Dia nahafaky ny tanànany rehetra ta-
miny izany andro izany isikia, ka nandrin-
giany ny lehilahy, sy ny vehivavy, ary
ny zaza madinikia, teo an-tanàna rehetra;
tsy navelantsikia niangana na iray akory.
35 Ny omby hiany nataontsikia ho ba-
bontsikia, ary ny fananany ny tanàna izay
afatsikia.
36 Hatrany Aroera izay eo amorony ny
renirano Arinona, ka hatrany an-tanàna
izay eo amorony ny ony, dia hatrany Gi-
leada, dia tsy nisy tanàna tsy afatsikia:
Iehôvah Andriamanitsikia nanolotry ireo
rehetr' ireo ho antsikia.
37 Tsy tonga hiany hianao tamy ny ta-
niny ny zanaky Amona, na tamy ny fitoe-
rany ny renirano Iaboka, na taminy ireo
tanàna tany an-tendrombohitra, na taminy
izay rehetra nandrarany Iehôvah Andria-
manitsikia antsikia.

## TOKO III.

Dia nivily isikia, ka niakatra tamy ny
làlana mankany Basana; dia nivoaka hi-
tsena antsikia i Oga, mpanjaka any Basana,
izy sy ny olony rehetra, hiady any Edrey.
2 Dia hoy Iehôvah tamiko, Aza mata-
hotra azy hianao; fa natolotro tany an-tà-
nanao izy, sy ny olony rehetra, ary ny ta-
niny, ka hataonao aminy tahaky izay na-
taonao taminy Sihona, mpanjaky ny Amora,
izay nonina tany Hesibona.
3 Dia natolotry Iehôvah Andriamanitsi-
kia teo an-tànantsikia i Oga koa, mpanjaka
any Basana, sy ny olony rehetra; dia nan-
dresy azy isikia, mandra-pitsi-hisy nian-
gana na iray akory ho azy.
4 Dia nahafahantsikia ny tanànany rehetra
taminy izany andro izany, tsy nisy tanàna
izay tsy nalaintsikia taminy, tanàna enim-
-polo, ny tany Arigoba rehetra, fanjakany
Oga any Basana;
5 (Ireo tanàna rehetr' ireo nanana ho rova
mànda avo, vavahady sy hidy;) nanampy
tanàna tsi-mirova marobe.
6 Dia naringiantsikia ireny tahaky izay
efa nataontsikia taminy Sihona mpanjaka
any Hesibona; naringiana ny lehilahy, ny
vehivavy, ary ny zaza madinikia, teo an-
-tanàna rehetra.
7 Fa ny omby rehetra, sy ny fananana

taminy ireo tanàna ireo, nataontsikia babo
ho antsikia.
8 Dia nalaintsikia taminy izany andro
izany tamy ny mpanjaka roa amy ny
Amora ny tany izay teo amy ny ety amo-
rony Ioridany ety, hatramy ny renirano
Arinona, ka mihiatramy ny tendrombohitra
Herimona:
9 (I Herimona nataony ny Sidona hoe, i
Siriona; ary ny Amora nanao iny hoe, i
Senira:)
10 Ny tanàna rehetra amy ny tany le-
maka, sy Gileada rehetra, ary Basana re-
hetra, hatrany Salaka sy Edrey, ireo ta-
nàna amy ny fanjakany Oga any Basana.
11 F' i Oga mpanjaka any Basana hiany
nianganana tamy ny olom-baventy sisa; indro,
farafara vy ny farafarany; tsy eo any Raba
any ny zanaky Amona v' iny? sivy ha-
kihio ny halavany, ary efatra hakihio
ny sakany, araky ny hakihion'olona.
12 Ary io tany io izay nananantsikia taminy
izany andro izany, hatrany Aroera, izay eo
amorony ny renirano Arinona, sy ny an-
-tsasaky ny tendrombohitra Gileada, ary
ny tanàna eo, nomeko ho any ny zanaky
Reobena, sy ny zanaky Gada.
13 Ary Gileada sisa, sy Basana rehetra,
fanjakany Oga, nomeko ho any an-tsasaky
ny fireneny Manase; ny tany Arigoba re-
hetra, sy Basana rehetra, izay natao hoe, ta-
niny ny olom-baventy.
14 Iaira zanaky Manase nahafaky ny
tany Arigoba rehetra, hatramy ny fari-
-taniny ny Gesiory sy ny Maakaty; dia
nataony ireny hoe, araky ny anarany, i Ba-
sana-havota-iaira, mandrak' andro any.
15 Dia nomeko any Makira i Gileada.
16 Dia nomeko any ny zanaky Reobena,
sy ny zanaky Gada, hatrany Gileada, ka
hatramy ny renirano Arinona, ny an-tsasaky
ny tany lemaka, sy ny fari-tany, hatramy
ny renirano Iaboka, dia fari-taniny ny za-
naky Amona;
17 Ny tany lemaka koa, sy Ioridany, ary
ny fari-tany, hatrany Kinereta, ka hatramy
ny ranomasina amy ny tany lemaka, dia
ranomasina fanasina, eo ambany ny loha-
rano any Pisiga miantsinanana.
18 Dia nandidy anareo taminy izany an-
dro izany aho, ka nanao hoe, Iehôvah An-
driamanitrareo efa nanome anareo io tany
io, handovany iny: andeha mita miomana
hiady hianareo rehetra, izay mahery, eo
anoloany ny rahalahinareo zanaky Isi-
raely:
19 Fa ny vadinareo, sy ny zanakareo
madinikia, ary ny ombinareo, (fantatro fa
manan'omby be hianareo,) hitoetra eo an-
-tanànanareo izay nomeko anareo;
20 Mandra-pahomeny Iehôvah fitsaharana
ho any ny rahalahinareo tahaky ny anareo,
ka handovany koa ny tany izay nomeny
Iehôvah Andriamanitrareo azy tany an-da-
finy Ioridany: dia hiverina hianareo, samy
ho fananany avy, izay nomeko anareo.
21 Dia nandidy any Iosioa taminy izany
andro izany aho, ka nanao hoe, Ny
masonao efa nahita izay rehetra nataony
Iehôvah Andriamanitrareo taminy izany
mpanjaka roa izany; toy izany no hataony
Iehôvah aminy ireo fanjakan-drehetra izay
alehanao.
22 Aza matahotra azy hianareo; f' Iehô-
vah Andriamanitrareo hiady ho anareo.
23 —Dia nangataka taminy Iehôvah ta-
miny izany andro izany aho, ka nanao
hoe;
24 Iehôvah Andriamanitr' ô, Hianao vao
naneho tamy ny mpanomponao ny fa-
halehibeazanao, sy ny tànanao mahery; fa
aiza no misy andriamanitra eo amy ny
lanitra, sa eo amy ny tany, izay mahay
manao araky ny asanao, ary araky ny he-
rinao?
25 Mangataka aminao aho, aoka handeha
hita aho, ka hizaha ny tany soa izay eo an-
-dafiny Ioridany, dia ilehy tendrombohitra
tsara, sy Lebanona.
26 Fa tezitra tamiko Iehôvah noho hia-
nareo, ka tsy nihaino ahy: dia hoy Iehô-
vah tamiko; Aoky izay hianao; aza mi-
teny amiko intsony ny aminy izany zavatr'
izany hianao:
27 Miakara any an-tampony Pisiga hia-
nao, ary asandrato ny masonao miankandre-
fana, sy mianavaratra, sy mianatsimo, ary
miantsinanana, hianao, ary aoky hijery ny
masonao: fa tsy handeha hita izany Iori-
dany izany hianao:
28 Fa mandidia any Iosioa, dia mampa-
hereza azy, ka mahatanjaha azy hianao:
f' izy handeha hita eo alohany ireo olon'
ireo, ary izy hampandova azy ny tany izay
hitanao.
29 Dia nitoetra tany an-dohasaha, teo
tandrifiny Beti-peora, isikia.

## TOKO IV.

ARY ankehitriny, ry Isiraely, mihainoa ny didy, sy ny fitsarana, izay ampianarako anareo hatao, mba ho velona hianareo, ka hiditra ka handova ny tany izay omeny Iehôvah Andriamanitry ny razanareo ho anareo.

2 Aza manampy izay teny andidiako anareo, ary aza manakely aminy hianareo, mba hitandriny ny didiny Iehôvah Andriamanitrareo, izay andidiako anareo.

3 Ny masonareo efa nahita izay nataony Iehôvah noho i Bala-peora: fa ny olon--drehetra izay nanaraka any Bala-peora naringiany Iehôvah Andriamanitrao teo aminao.

4 Fa hianareo izay niray taminy Iehôvah Andriamanitrareo, samy velona avokoa hiany andro any.

5 Indro, efa nampianariko lalàna sy fitsarana hianareo, araky izay nandidiany Iehôvah Andriamanitro ahy, mba hataonareo izany eo amy ny tany izay alehanareo handova iny,

6 Ary tandremo, ka atavy *ireny*; f' io no fahendrenareo, sy fahalalanareo, eo imasony ny firenen-tsamihafa izay handre ireo lalàna rehetr' ireo, ka hanao hoe, Olona hendry sy mahalala tokoa io firenen-dehibe io.

7 Fa aiza no misy firenen-dehibe izay nanakeken' andriamanitra, tahaka any Iehôvah Andriamanitsikia eo amy ny zava--drehetra izay iantsoantsikia Azy ?

8 Ary aiza no misy firenen-dehibe izay manana lalàna sy fitsarana, marina, tahaky io lalàna io, izay ataoko eo anatrehanareo andro any ?

9 Fa tandremo-tena hianao, ka tandremo tsara ny fanahinao, fandroa hadinoinao izay zavatra efa hitany ny masonao, ary fandroa hiala amy ny fonao ireny, amy ny andro hiainanao rehetra: fa mampianara ny zanakao, sy ny zafinao, ireny hianao:

10 Dia tamy ny andro izay nijanonanao teo anatrehany Iehôvah Andriamanitrao tany Horeba, raha nilaza tamiko Iehôvah, Angony ny olona aty amiko, hampandrenesako azy ny teniko, mba hianatra hatahotra Ahy izareo, amy ny andro hiainany rehetra ambony ny tany, ary mba hampianatry ny zanany izareo.

11 Dia nanatona hianareo, ka nijanona teo ambany ny tendrombohitra; ary ny tendrombohitra nirehitr' afo, maizina, rahona, ary aizina matevina, hatramy ny afovoany ny lanitra.

12 Dia niteny taminareo teo afovoany ny afo Iehôvah; nandre ny feony ny teny hianareo, fa tsy nahita endrikia akory: tsy nisy afa tsy feo.

13 Dia nambarany taminareo ny fanekeny, izay nandidiany anareo hatao, dia ny didy folo; dia nanoratry ireny teo amy ny vato fisaka roa Izy.

14 Ary izaho no didiany Iehôvah taminy izany andro izany hampianatra anareo lalàna sy fitsarana, mba hataonareo ireny eo amy ny tany izay alehanareo handova iny.

15 Dia tandremo tsara ny fanahinareo; fa tsy nahita endrikia akory hianareo, tamy ny andro izay nitenenany Iehôvah taminareo tany Horeba teo afovoany ny afo:

16 Fandroa hihiavetaveta hianareo, ka hanao endri-javatra soritana ho anareo, endri-javatra akory, endriky ny lehilahy sa vehivavy,

17 Endriky ny biby izay eo ambony ny tany, endriky ny vorona manan' elatra izay manidina eo amy ny lanitra,

18 Endriky ny zavatra izay mandady ambony ny tany, endriky ny hazandrano izay eo amy ny rano ambany ny tany:

19 Ary fandroa hasandratrao ny masonao ho amy ny lanitra, ary raha hitanao ny masoandro, sy ny volana, ary ny kintana, dia izay rehetra eo amy ny lanitra, dia ho taomina hivavaka aminy sy hanompo azy, izay no zarainy Iehôvah Andriamanitrao amy ny firenen-drehetra ambany ny lanitra tontolo.

20 Fa hianareo nalainy Iehôvah, ka nampivoaka anareo Izy, tamy ny fitaneham by dia tany Ejipity, ho olon-dova ho Azy, tahaky ny amy ny andro any.

21 Ary Iehôvah tezitra tamiko noho hianareo, ka niapiana, fa tsy handeha hita any Ioridany aho, ka tsy hiditra any amy ny tany soa izay omeny Iehôvah Andriamanitrao ho anao ho lova:

22 F' izaho hiala-aina aminy itoy tany itoy, izaho tsy handeha hita any Ioridany, fa hianareo handeha hita, ka handova izany tany soa izany.

23 Tandremo-tena hianareo, fandroa hadinoinareo ny fanekena izay nataony Ie-

hôvah Andriamanitrareo, taminareo, ka hataonareo endri-javatra soritana ho anareo, endri-javatry izay efa nandrarany Iehôvah Andriamanitrao anao.
24 Fa afo mandevona Iehôvah Andriamanitrao, Andriamani-tsaro-piaro Izy.
25 Raha hanan' anaka sy zafy hianao, ary hitoetr' ela eo amy ny tany hianareo, ka hihiavetaveta, ka hanao endri-javatra soritana, endri-javatra akory, ka hanao ratsy eo imasony Iehôvah Andriamanitrao, hampahatezeranao Azy:
26 Dia ho very dia ho very faingiana hianareo eo amy ny tany izay alehanareo hita any Ioridany handova iny; tsy ho ela velona eo hianareo, fa haringiana dia haringiana hianareo: manao lanitra sy tany ho vavolombelona hiampanga anareo andro any Aho.
27 Dia hampiely anareo eo amy ny firenen-tsamihafa Iehôvah; ary ho vitsy isa hianareo sisa eo amy ny firenen-tsamihafa izay hitondrany Iehôvah anareo.
28 Ary any hanompoanareo ireo andriamanitra, asany ny tànan'olona, hazo sy vato, izay tsy mahita, na mandre, na mihinana, na manimboly.
29 Kanefa raha hitady any Iehôvah Andriamanitrao any hianao, dia hahita hianao, raha mitady Azy amy ny fonao rehetra, sy ny fanahinao rehetra, hianao.
30 Raha eo amy ny fahoriana hianao, ary hanjo anao ireo zava-drehetr' ireo, amy ny andro farany, raha tàhiny miverina aminy Iehôvah Andriamanitrao, ka mihaino ny feony hianao;
31 (Fa Andriamanitra mamindra-fo Iehôvah Andriamanitrao:) dia tsy hahafoy anao Izy, na handringiana anao, na hanadino ny fanekena natao tamy ny razanao, izay efa nianianany taminy.
32 Fa anontanio ankehitriny amy ny andro izay efa lasa, izay teo alohanao hatramy ny andro izay nanisian' Andriamanitra olombelona teo ambony ny tany, ary hatramy ny farany ny vodi-lanitr' ety ka hatramy ny farany ny vodi-lanitr' ery, na nisy zava-dehibe tahaky izany, sa nisy efa re tahaky izany, na tsia.
33 Efa ren' olona ny feon' Andriamanitra miteny eo afovoany ny afo, tahaky ny efa renao, ka velona va?
34 Sa sahy v' izay andriamanitra handeha haka ho azy firenena eo amy ny firenena hafakoa, amy ny fizahan-toetra, amy ny famantarana, sy amy ny fahagagana, sy amy ny ady, sy ny tànana mahery, sy amy ny sandry nahinjitra, ary amy ny fampatahorana be, araky izay rehetra nataony Iehôvah Andriamanitrareo ho anareo tany Ejipity teo imasonareo?
35 Taminao nanehoany iny hahafantaranao f' Iehôvah, Izy no Andriamanitra; tsy misy hafa, afa tsy Izy hiany.
36 Tany an-danitra nampandrenesany anao ny feony, hampianarany anao: ary teo ambony ny tany nanehoany anao ny afony lehibe: ary ny teniny efa renao teo afovoany ny afo.
37 Ary satria efa tia ny razanao Izy, dia nifidy ny zanany handimby azy, ary ny heriny lehibe nampivoahany anao tany Ejipity teo anatrehany:
38 Handroaka firenen-tsamihafa eo alohanao lehibe, ka mahery lavitra noho hianao, hampiditra anao, hanome anao ny taniny ho lova, tahaky ny amy ny andro any.
39 Ary fantaro andro any, ka hevero am-ponao, f' Iehôvah, Izy no Andriamanitra eo amy ny lanitra ambony, ary eo amy ny tany ambany: tsy misy hafa.
40 Dia tandremo ny lalàny, sy ny didiny, izay andidiako anao andro any, mba ho soa hianao, sy ny zanakao mandimby anao, ary mba ho ela velona hianao ambony ny tany, izay omeny Iehôvah Andriamanitra anao, mandrakizay.
41 —Dia natokany Mose tanàna telo tamy ny ety amorony Ioridany ety, tany amy ny fiposahany ny masoandro;
42 Mba handosirany ny mpamono olona, izay namono ny namany tsi-nahy, ka tsy no halany teo aloha izy; ary raha mandositra amy ny anankiray aminy ireo tanàna ireo, dia ho velona izy:
43 I Bezera any an-efitra, eo amy ny tany lemaka any ny zanaky Reobena; ary Ramota-Gileada any ny zanaky Gada; ary Golana any Basana any ny zanaky Manase.
44 —Ary izany no lalàna izay nataony Mose teo anatrehany ny zanaky Isiraely.
45 Ireo no filazana, sy ny lalàna, ary ny fitsarana, izay nambarany Mose tamy ny zanaky Isiraely, raha nivoaka tany Ejipity izareo:
46 Tamy ny ety amorony Ioridany ety, tany an-dohasaha teo tandrifiny Beti-peora,

teo amy ny taniny Sihona, mpanjaky ny Amora, izay nonina tany Hesibona, izay no reseny Mose sy ny zanaky Isiraely, rehefa nivoaka tany Ejipity izareo.
47 Dia azony ny taniny, sy ny taniny Oga mpanjaka any Basana, mpanjaka roa amy ny Amora izay tamy ny ety amorony Ioridany ety, tany amy ny fiposahany ny masoandro;
48 Hatrany Aroera izay eo amorony ny renirano Arinona, dia hatramy ny tendrombohitra Siona, izany hoe, i Herimona,
49 Ary ny tany lemaka rehetra amy ny ety amorony Ioridany ety, miantsinanana, dia hatramy ny ranomasina amy ny tany lemaka eo ambany ny loharano any Pisiga.

## TOKO V.

Dia niantso ny Isiraely rehetra i Mose, ka nanao taminy hoe, Ry Isiraely, mihainoa ny lalàna sy ny fitsarana izay no teneniko eo an-tsofinareo andro any, hianaranareo ireny, sy hitandremanareo hatao ireny.
2 Iehôvah Andriamanitsikia nanao fanekena tamintsikia tany Horeba.
3 Tsy nanao izany faneken' izany tamy ny razantsikia Iehôvah, fa tamintsikia, dia tamintsikia rehetra izay velona eto andro any.
4 Niteny nifanatrikia taminareo Iehôvah, tany an-tendrombohitra, teo afovoany ny afo,
5 (Izaho nijanona teo anelanelany Iehôvah sy hianareo taminy izany andro izany, hanambarako anareo ny teniny Iehôvah: fa natahotra noho ny afo hianareo, ka tsy niakatra tany an-tendrombohitra:) ka nanao hoe;
6 Izaho no Iehôvah Andriamanitrao, Izay nampivoaka anao tamy ny tany Ejipity, tamy ny trano fanompoana.
7 Aza manan' andriamani-kafa hanatrikia Ahy hianao.
8 Aza manao sarin-javatra ho anao, na ny mety ho endriky ny zavatra, izay eo amy ny lanitra ambony, na izay eo amy ny tany ambany, na izay eo amy ny rano ambany ny tany:
9 Aza miondrikia aminy hianao, na manompo azy: f' Izaho no Iehôvah Andriamanitrao, Andriamanitra saro-piaro, Izay mitondra ny heloky ny ray ho amy ny zanaka hatramy ny zafy mandimby fahatelo sy fahefatra izay mandrafy Ahy;
10 Ary mamindra-fo amy ny olona tsy omby arivo, izay tia Ahy, ka mitandriny ny didiko.
11 Aza manonona foana ny anarany Iehôvah Andriamanitrao hianao; fa tsy mba hataony Iehôvah tsy manan-tsiny izay manonona foana ny anarany.
12 Tandremo ny andro sabata hahamasinany iny; araky izay nandidiany Iehôvah Andriamanitrao anao.
13 Heneman' andro no hiasanao, sy hanavanao ny raharahanao rehetra.
14 Fa sabatany Iehôvah Andriamanitrao ny andro fahafito; aza manao zavatra akory hianao, hianao, na ny zanakao-lahy, na ny zanakao-vavy, na ny ankizi-lahinao, na ny ankizi-vavinao, na ny ombinao, na ny ampondranao, na ny mety ho bibinao, na ny vahinao izay eo am-bavahadinao; mba hitsahatra ny ankizi-lahinao sy ny ankizi-vavinao tahaka anao.
15 Ary tsarovy fa mpanompo hianao teo amy ny tany Ejipity, ary tànana mahery sy sandry nahinjitra nampivoahany Iehôvah Andriamanitrao anao tany; izany no nandidiany Iehôvah Andriamanitrao anao hitandriny ny andro sabata.
16 Manaraha ny rainao, sy ny reninao, araky izay nandidiany Iehôvah Andriamanitrao anao; mba ho ela velona hianao, ary mba ho soa hianao, ambony ny tany izay nomeny Iehôvah Andriamanitrao anao.
17 Aza mamono olona hianao.
18 Ary aza manintaka hianao.
19 Ary aza mangalatra hianao.
20 Ary aza miampanga laingia ny namanao hianao.
21 Ary aza maniry ny vadiny ny namanao hianao, ary aza maniry ny tranony ny namanao hianao, ny sahany, na ny ankizi-lahiny, na ny ankizi-vaviny, ny ombiny, na ny ampondrany, na izay zavatra mety ho any ny namanao akory aza.
22 Ireo teny ireo no lazainy Iehôvah tamy ny fiangonanareo avokoa tany an-tendrombohitra, avy teo afovoany ny afo, ny rahona, sy ny aizina matevina, tamy ny feo mahery; dia tsy nanampy intsony Izy. Dia nanoratry ireny tamy ny vato fisaka roa Izy, ka nanolotry ireny ho ahy.
23 Ary rehefa nandre ny feo avy teo afovoany ny maizina hianareo, (fa nirehitr'

afo ny tendrombohitra,) dia nanatona Aby
hianareo, lohany ny firenenareo rehetra, sy
ny loholonareo;
24 Ka nanao hoe hianareo, Indro, Iehôvah Andriamanitsikia efa naneho ny voninahiny sy ny fahalehibeazany tamintsikia,
ary efa rentsikia ny feony avy teo afovoany
ny afo: efa hitantsikia andro any fa miteny amy ny olona Andriamanitra, ka velona izy.
25 Ary ankehitriny, nahoana no maty
izahay? fa handany anay io afo lehibe io:
raha tàhiny mandre indray ny feony Iehôvah Andriamanitsikia izahay, dia ho maty
izahay.
26 F' iza no eo amy ny nofo rehetra, izay
efa nandre ny feon' Andriamanitra mahavelona miteny eo afovoany ny afo, tahaka
antsikia, ka velona?
27 Manatòna hianao, ka mihainoa izay
rehetra ho lazainy Iehôvah Andriamanitsikia; ary lazao aminay izay rehetra ho lazainy Iehôvah Andriamanitsikia aminao;
dia hihaino izahay, ka hataonay.
28 Dia nandre ny feony ny teninareo
Iehôvah, raha niteny tamiko hianareo; ka
hoy Iehôvah tamiko, Efa reko ny feony ny
teniny ireo olon' ireo, izay no lazainy taminao; efa tsara izay rehetra no lazainy.
29 Enga ka hanana fo toy izany izareo,
hatahorana Aby sy hitandremany ny didiko rehetra mandrakariva, mba ho soa
izareo sy ny zanany mandrakizay!
30 Mandehana, lazao aminy, Miverena
any an-dainareo hianareo:
31 Fa hianao, mijanòna eto anilako, dia
ho lazaiko aminao ny didy rehetra, sy ny
lalàna, ary ny fitsarana, izay hampianaranao azy mba hataony eo amy ny tany izay
omeko azy ho lovany.
32 Koa tandremo hianareo, mba hatao
araky izay efa nandidiany Iehôvah Andriamanitrareo anareo: aza mania ho amy ny
ankavanana na ho amy ny ankavia.
33 Mandehana eo amy ny làlan-drehetra izay nandidiany Iehôvah Andriamanitrareo anareo, mba ho velona ka ho soa
hianareo, ka ho ela velona hianareo eo amy
ny tany izay ho lovanareo.

## TOKO VI.

Ary ireo no didy, ny lalàna, sy ny fitsarana, izay no didiany Iehôvah Andriamanitrareo, hampianarana anareo mba hatao-
nareo eo amy ny tany izay alehanareo hita
handova iny:
2 Mba hatahoranao any Iehôvah Andriamanitrao, hitandremanao ny lalàny rehetra,
sy ny didiny izay andidiako anao, hianao,
sy ny zanakao, ary ny zafinao, amy ny
andro hiainanao rehetra; dia ho ela velona
hianao.
3 Ary mihainoa, ry Isiraely, ka tandremo
hanao; mba ho soa hianao, ka hahery hitombo hianareo eo amy ny tany izay tondraka ronono sy tantely, araky izay no lazainy Iehôvah Andriamanitry ny razanao
taminao.
4 Mihainoa, ry Isiraely: Iehôvah Andriamanitsikia, Iehôvah iray hiany:
5 Ary tiava any Iehôvah Andriamanitrao amy ny fonao rehetra, ary amy ny
fanahinao rehetra, ary amy ny herinao rehetra.
6 Ary aoka ho am-ponao ireo teny ireo,
izay andidiako anao andro any.
7 Ary ampianaro tsara ny zanakao, ka
iresaho ireny, raha mipetraka eo an-tranonao hianao, ary raha mandeha any an-dàlana hianao, ary raha mandry hianao,
ary raha mifoha hianao.
8 Ary fehezo ireny ho famantarana eo
amy ny tànanao, ary aoka ho fehy misoratra eo anelanelany ny masonao ireny.
9 Ary soraty ireny amy ny tolam-baravarany ny tranonao, sy eo amy ny vavahadinao.
10 Ary rehefa nitondra anao Iehôvah
Andriamanitrao ho amy ny tany izay nianianany tamy ny razanao, taminy Abirahama, taminy Isaka, ary taminy Iakoba,
hanome anao tanàna lehibe ary tsara, izay
tsy nataonao;
11 Ary trano feno zava-tsoa rehetra izay
tsy no fenoinao, ary fantsankana voa hady,
izay tsy no hadinao, tanim-boaloboka sy
hazo oliva izay tsy nambolenao; rehefa nihinana hianao, ka voky;
12 Tandremo hianao, fandroa hadinoinao
Iehôvah Izay nampivoaka anao tamy ny
tany Ejipity tamy ny trano fanompoana.
13 Matahora any Iehôvah Andriamanitrao hianao, ka manompoa Azy, ary ny
anarany no hianiananao.
14 Aza manaraka an' andriamani-kafa eo
aminy ireo andriamanitry ny firenena izay
manodidina anareo;
15 (Fa Andriamani-tsaro-piaro eo aminao

Iehôvah Andriamanitrao,) fandroa hirehitra ny fahatezerany Iehôvah Andriamanitrao aminao, ka handringiana anao eo ambony ny tany Izy.

16 Aza maka-fanahy any Iehôvah Andriamanitrareo hianareo, tahaky ny fakam--panahinareo tany Masa.

17 Tandremo tsara ny didiny Iehôvah Andriamanitrareo, sy ny filazany, ary ny lalàny, izay efa nandidiany anareo.

18 Ary atavy ny marina sy ny tsara eo imasony Iehôvah, mba ho soa hianao, ary mba hiditra hianao, ka handova ny tany soa izay nianianany Iehôvah tamy ny razanao,

19 Handroaky ny fahavalonao rehetra eo alohanao, araky izay no lazainy Iehôvah.

20 Raha manontany anao ny zanakao amy ny andro ho avy, ka manao hoe, Ahoana no filazana, sy ny lalàna, ary ny fitsarana, izay efa nandidiany Iehôvah Andriamanitsikia anareo?

21 Dia hataonao amy ny zanakao hoe, Efa andevony Farao tany Ejipity izahay, ary tànana mahery nampivoahany Iehôvah tany Ejipity anay.

22 Dia nataony Iehôvah famantarana, sy fahagagana lehibe ary mahory, tany Ejipity, taminy Farao, ary taminy izay rehetra teo an-tranony, teo imasonay.

23 Ary efa nampivoaka anay tany Izy, hampidirany anay mba hanome antsikia ny tany izay nianianany tamy ny razantsikia.

24 Ary Iehôvah nandidy antsikia hanao ireo lalàna rehetr' ireo, mba hatahorantsikia any Iehôvah Andriamanitsikia hahasoa antsikia mandrakariva, mba hamelona antsikia tahaky ny amy ny andro any.

25 Ary ho fahamarinantsikia izany, raha ho tandremantsikia hanao izany didy rehetr' izany eo anatrehany Iehôvah Andriamanitsikia, araky izay efa nandidiany antsikia.

## TOKO VII.

Rehefa nampidirany Iehôvah Andriamanitrao anao ho amy ny tany izay alehanao handova iny, ary no roahiny firenena maro teo alohanao, ny Heta, sy ny Girigasa, sy ny Amora, sy ny Kanana, sy ny Pereza, sy ny Heva, ary ny Iebiosa, firenena fito, lehibebe kokoa sy maherihery kokoa noho hianao;

2 Ary raha hanolotra azy eo alohanao Iehôvah Andriamanitrao, ka handresy azy hianao; aringiano dia aringiano izareo; tsy hanao fanekena aminy hianao, na hamindra-fo aminy;

3 Ary tsy hifanambady aminy hianao; ny zanakao-vavy tsy homenao ho any ny zanani-lahy, ary ny zanani-vavy tsy halainao ho any ny zanakao-lahy.

4 Fa hampiala ny zanakao-lahy amy ny fanarahana Ahy izy, hanompoany ny andriamani-kafa: ka hirehitra ny fahatezerany Iehôvah aminareo, ka handringiana anao tampoka Izy.

5 F' izany hanavanareo azy: ny fivoadiany ho simbanareo, ary ny endri-javatrany ho ravanareo, ary ny ala-keliny ho jinjanareo, ary ny endri-javatrany soritana hodoranareo amy ny afo.

6 Fa olo-masina ho any Iehôvah Andriamanitrao hianao: nifidy anao ho olo-natokana ho Azy Iehôvah Andriamanitrao, avy tamy ny olon-drehetra ambony ny tany.

7 Tsy ny hamaromaro kokoa noho ny olon-drehetra nitiavany Iehôvah anareo sy nifidiany anareo; fa vitsivitsy kokoa noho ny olon-drehetra hianareo:

8 Fa noho ny fitiavany Iehôvah anareo, sy ny fitandremany ny fianianana izay efa nianianany tamy ny razanareo, tànana mahery nampivoahany Iehôvah anareo, ary nanavotany anao tamy ny trano fanompoana, tamy ny tànany Farao mpanjaka any Ejipity.

9 Ary fantaro f' Iehôvah Andriamanitrao, Izy no Andriamanitra, Andriamanitra mahatoky, Izay mitandrina fanekena sy famindram-po aminy izay tia Azy, sy mitandriny ny didiny, hatramy ny taranaka arivo mandimby:

10 Ary mamaly izay mandrafy Azy, ho amy ny tavany, handringianana azy: tsy hahela aminy izay mandrafy Azy Izy; hamaly azy ho amy ny tavany Izy.

11 Ary tandremo ny didy, sy ny lalàna, ary ny fitsarana, izay andidiako anao androany, hanao ireny.

12 Ary, raha mihaino ireo fitsaran' ireo hianareo, ka mitandriny sy manao ireny, dia ho tandremany Iehôvah Andriamanitrao ho anao ny fanekena, sy ny famindram-po izay nianianany tamy ny razanao:

13 Dia ho tia anao, sy hitahy anao, ary
hanamaro anao Izy: dia hitahy ny ateraky
ny kibonao, sy ny vokatry ny taninao, Izy,
ny varinao, sy ny divainao, ary ny soli-
kiao, ny fitomboany ny ombinao, sy ny
ondrinao maro, eo amy ny tany izay
nianianany tamy ny razanao hanome
anao.
14 Ho tahina hianao mihoatra noho ny
olon-drehetra: tsy hisy lahy, sa vavy,
momba eo aminao, sa eo amy ny ombinao.
15 Dia hanesotra aminao aretin-drehetra
Iehôvah, ka tsy hasiany aminao ny aretin-
-dratsy any Ejipity tsy akory, izay fanta-
trao: fa hasiany ireny aminy izay rehetra
mandrafy anao.
16 Dia ho laninao ny firenen-drehetra,
izay hatolotry Iehôvah Andriamanitrao
anao; tsy hiantra azy ny masonao; ka
aza manompo an' andriamaniny: fa ho
fandrikia aminao iny.
17 Raha hilaza am-ponao hianao, maro-
maro kokoa ireo firenen' ireo noho izaho;
ataoko ahoana no haharoaka azy?
18 Aza matahotra azy hianao; tsarovy
tsara izay nataony Iehôvah Andriamani-
trao taminy Farao, sy tamy ny Ejipity re-
hetra:
19 Ny fizahan-toetra lehibe izay efa hi-
tany ny masonao, sy ny famantarana, sy
ny fahagagana, sy ny tànana mahery, ary
ny sandry nahinjitra, izay nampivoahany
Iehôvah Andriamanitrao anao: toy izany
hataony Iehôvah Andriamanitrao amy ny
firenen-drehetra, izay atahoranao.
20 Ary ny fanenitra koa hampandeha-
niny Iehôvah Andriamanitrao eo aminy,
mandra-paharingiana eo aminao izay sisa
sy ny miafina.
21 Aza matahotra azy hianao: f' Iehô-
vah Andriamanitrao eo aminao, Andriama-
nitra lehibe, ary mahatahotra.
22 Dia hesoriny Iehôvah Andriamani-
trao ireny firenen' ireny tsi-kelikely eo alo-
hanao: tsy hahalany azy faingiana hianao;
fandroa hitombo aminao ny biby any an-
-tsaha.
23 Fa hanolotra azy Iehôvah Andriama-
nitrao eo alohanao, ka handringiana azy
amy ny fandringianan-dehibe mandra-pa-
halany ireny.
24 Dia hanolotry ireo mpanjakany any
an-tànanao Izy, ka ho vonoinao ny anarany
eo ambany ny lanitra; tsy hisy olona ha-
hajanona eo alohanao, mandra-paharingia-
nao izareo.
25 Ny endriky ny andriamaniny so-
ritana hodoronareo amy ny afo: aza ma-
niry ny volafotsy, sa volamena, *izay* eo
aminy; na maka ho anao, fandroa ho fan-
drihiany iny hianao; fa zava-betaveta
aminy Iehôvah Andriamanitrao iny.
26 Ary aza mitondra zava-betaveta ho
any an-tranonao hianao, fandroa ho ozona
tahaky iny hianao: ho halanao dia ho ha-
lanao, ka ho lavinao dia ho lavinao iny; fa
voa ozona iny.

## TOKO VIII.

Ny didy rehetra izay andidiako anao an-
dro any, tandremonareo hatao, mba ho
velona hianareo, ka hitombo, ka hiditra, sy
handova ny tany izay nianianany Iehôvah
tamy ny razanareo.
2 Ary tsarovy ny làlan-drehetra izay ni-
tondrany Iehôvah Andriamanitrao anao ireo
efa-polo taona ireo tany an-efitra, hampa-
netreny anao, hizahani-toetra anao, hahala-
lany izay eo am-ponao, na hitandriny ny
didiny, na tsia, hianao.
3 Dia nampanetry anao Izy, ka namela
anao ho noana, ka nampihinana anao ny
mana, izay tsy fantatrao, na fantatry ny
razanao; hampahafantarany anao fa tsy ny
mofo hiany no ivelomany ny olona, fa ny
zava-drehetra izay avoaky ny vavany Ie-
hôvah ivelomany ny olona.
4 Ny fitafianao tsy nihiatonta taminao,
na nivonto ny tongotrao, ireo efa-polo taona
ireo.
5 Dia fantaro amy ny fonao, fa tahaky
ny fananarany ny olona ny zanany no ana-
narany Iehôvah Andriamanitrao anao.
6 Ary tandremo ny didiny Iehôvah An-
driamanitrao, handeha amy ny làlany, ary
hatahotra Azy.
7 F' Iehôvah Andriamanitrao mampiditra
anao amy ny tany soa, tany be renirano,
loharano, ary rano-lalina, izay mivoaka eo
amy ny lohasaha sy ny tanety;
8 Tany vary, sy barily, sy voaloboka, sy
voara, ary voasari-be-voa; tany solikia
oliva, sy tantely;
9 Tany izay hihinananao mofo tsi-hisy
mosary, tsy ho diso zavatra akory eo hia-
nao; tany dia vy ny vatony, ka mahazo
mihiady varahina amy ny tanetiny hianao.

10 Rehefa nihinana hianao, ka voky,
dia misaora any Iehôvah Andriamanitrao
hianao noho ny tany soa izay nomeny
anao.
11 Tandremo-tena mba tsy hadinoinao
Iehôvah Andriamanitrao, tsy hankato-
avanao ny didiny, sy ny fitsarany, ary ny
lalàny, izay andidiako anao andro any:
12 Fandroa, rehefa nihinana hianao ka
voky, ary nanao trano tsara hianao, ka mi-
toetra *eo*;
13 Ary rehefa nitombo ny ombinao sy ny
ondrinao, ary nampitomboina ny volafotsi-
nao sy ny volamenanao, ary nampitom-
boina ny fanananao rehetra:
14 Dia hirehareha ny fonao, ka hadinoi-
nao Iehôvah Andriamanitrao Izay nampi-
voaka anao tamy ny tany Ejipity, tamy ny
trano fanompoana:
15 Izay nitondra anao hamaky ny efitra
lehibe ary mahatahotra, izay nisy menaran'
afo, sy mambambohitra, ary fangetahetana
ka tsy nisy rano: Izay namoaka rano ho
anao tamy ny vatolampy afovato;
16 Izay nampihinana anao tany an-efitra
ny mana izay tsy fantatry ny razanao, mba
hampanetry anao, sy hizaha-toetra anao,
hanisy soa anao amy ny andronao farany;
17 Ary fandroa hanao amy ny fonao hoe
hianao, Ny heriko sy ny zakany ny tànako
nahariako izao haren' izao:
18 Fa tsarovy Iehôvah Andriamanitrao;
f' Izy no nanome anao hery hahary ha-
rena, mba hampitoeriny ny fanekeny, izay
nianianany tamy ny razanao, tahaky ny
amy ny andro any.
19 Ary manambara aminareo andro any
aho, fa ho very tokoa hianareo, raha tà-
hiny ho hadinoinao akory Iehôvah Andria-
manitrao, ka hanaraka an' andriamani-kafa
hianao, ka hanompo azy, sy hivavaka
aminy.
20 Ho very hianareo tahaky ny firenen-
-tsamihafa, izay naringiany Iehôvah teo
alohanareo; satria tsy mihaino ny feony
Iehôvah Andriamanitrareo hianareo.

## TOKO IX.

MIHAINOA, ry Isiraely; efa handeha hita
any Ioridany andro any hianao, hiditra
handova firenena maro, lehibe, sy mahery,
lavitra noho hianao, tanàna lehibe ka mi-
rova hatramy ny lanitra;
2 Olona vaventy ary lava, zanaky Anaka
izay fantatrao, ary izay nandrenesanao
hoe, Iza no mahajanona eo alohany ny za-
naky Anaka?
3 Ary fantaro andro any, f' Iehôvah
Andriamanitrao, Izy handeha hita eo alo-
hanao: afo mandany, handringiana azy Izy,
ary hampidina azy eo alohanao; dia han-
droaka azy hianao, ka handringiana azy
faingiana, araky izay no lazainy Iehôvah
taminao.
4 Rehefa nandroaka azy teo alohanao
Iehôvah Andriamanitrao, aza milaza am-
-ponao, ka manao hoe, Ny fahamarinako
nampidirany Iehôvah ahy handova itoy
tany itoy: fa ny fanahi-ratsiny ireo firenen'
ireo androahany Iehôvah azy eo alohanao.
5 Tsy ny fahamarinanao, na ny hitsim-
-ponao, andehananao handova ny taniny; fa
ny fanahi-ratsiny ireo firenen' ireo no androa-
hany Iehôvah Andriamanitrao azy eo alo-
hanao, ary mba hanefa ny teny izay nia-
nianany Iehôvah tamy ny razanao, i Abira-
hama, Isaka, ary Iakoba.
6 Ary fantaro fa tsy ny fahamarinanao
anomezany Iehôvah Andriamanitrao io
tany soa io, handova iny; fa firenena mafy
hatoka hianao.
7 Tsarovy, aza hadino ny nampahateze-
ranao any Iehôvah Andriamanitrao tany an-
-efitra: hatramy ny andro nialanao tamy
ny tany Ejipity ka hatramy ny fahatonga-
vanareo taminy itoy fitoeran' itoy, efa nio-
dina taminy Iehôvah hianareo.
8 Dia tany Horeba aza nampahatezera-
nareo any Iehôvah, ka tezitra taminareo
Iehôvah handringiana anareo.
9 Raha niakatra aho tany an-tendrombo-
hitra handray ny vato fisaka roa, dia va-
tony ny fanakena izay nataony Iehôvah
taminareo, dia nitoetra efa-polo andro sy
efa-polo alina tany an-tendrombohitra aho;
tsy nihinana mofo, na nisotro rano, aho:
10 Dia nomeny Iehôvah ahy ny vato
fisaka roa, voa soratry ny rantsan-tànan'
Andriamanitra; ary taminy nasiana araky
ny teny rehetra izay no teneniny Iehôvah
taminareo tany an-tendrombohitra teo afo-
voany ny afo tamy ny andro fiangonana.
11 Ary raha tapitra efa-polo andro sy
efa-polo alina, dia nanome ahy Iehôvah ny
vato fisaka roa, dia vatony ny fanekena.
12 Dia hoy Iehôvah tamiko, Mitsangàna,
midinà hiala ety faingiana hianao; fa ni-

hiavetaveta ny olonao izay navoakao tany
Ejipity: efa nivily faingiana hiala amy ny
làlana izay efa nandidiako azy izareo: efa
nanao ho azy endri-javatra narendrikia
izareo.
13 Dia niteny tamiko Iehôvah, ka nanao
hoe, Efa nahita ireo olon' ireo Aho, ary,
indro, firenena mafy hatoka izy.
14 Avelao Aho, dia haringiako izareo, ka
ho vonoiko ny anarany eo ambany ny lani-
tra: dia hataoko hianao ho firenena maheri-
hery kokoa, ka lehibebe kokoa noho izareo.
15 Dia niverina aho, ka nidina tany an-
-tendrombohitra, ary ny tendrombohitra
nirehitr' afo: ary ny vato roa amy ny fa-
nekena teny an-tànako roa.
16 Dia nijery aho, ary, indro, nanota
hianareo taminy Iehôvah Andriamanitra-
reo; nanao zanak'omby narendrikia ho ana-
reo hianareo; nania faingiana hiala amy ny
làlana izay efa nandidiany Iehôvah anareo
hianareo.
17 Dia nalaiko ny vato roa, ka nariako
tamy ny tànako roa, ka no vakiko ireny
teo imasonareo.
18 Dia niankohoka teo anatrehany Iehô-
vah, tahaky ny fahiny, efa-polo andro sy
efa-polo alina, aho; tsy nihinana mofo, na
nisotro rano, aho, noho ny fahotanareo re-
hetra, izay nanotanareo, sy nanavanareo
ratsy teo imasony Iehôvah, hampahateze-
rana Azy.
19 F' izaho natahotry ny fahatezerana,
dia ny fahatezerana mirehitra, izay nite-
zerany Iehôvah taminareo handringiana
anareo. Dia nihaino ahy Iehôvah taminy
izany andro izany koa.
20 Ary Arona no tezerany Iehôvah in-
drindra, handringiana azy; dia nanga-
taka ho any Arona koa taminy izany an-
dro izany aho.
21 Ary ny fahotanareo, ny zanak'omby
izay nataonareo, nalaiko, ka nodorako
tamy ny afo, ka nitsahako rehefa toroina ho
madinikia indrindra mandra-pahatonga ho
vovoka iny: dia nariako ny vovony tamy
ny renirano izay nidina tamy ny tendrom-
bohitra.
22 Ary tany Tabera, sy tany Masa, ary
tany Kibirota-hatava, nampahatezeranareo
any Iehôvah.
23 Ary raha nampandehaniny Iehôvah
hianareo hiala any Kadesa-barinea, hoe,
Miakara, ka mandovà ny tany izay nomeko
anareo; dia niodina tamy ny didiny Iehô-
vah Andriamanitrareo hianareo, ary tsy
nino Azy, na nihaino ny feony hianareo.
24 Niodina taminy Iehôvah hianareo ha-
tramy ny andro izay nahalalako anareo.
25 Dia niankohoka teo anatrehany Iehô-
vah efa-polo andro, sy efa-polo alina, aho,
tahaky ny fiankohofako fahiny; satria efa
nanao hoe Iehôvah, fa handringiana anareo
Izy.
26 Dia nangataka taminy Iehôvah aho,
ka nanao hoe, Iehôvah Andriamanitr' ô, aza
mandringiany ny olonao, sy ny lovanao,
izay nanavotany ny fahalehibeazanao, izay
nampivoahany ny tànanao mahery tany
Ejipity.
27 Tsarovy ny mpanomponao, i Abira-
hama, Isaka, ary Iakoba; aza mijery ny
haditry ireo olon' ireo, na ny fanahi-ra-
tsiny, na ny fahotany:
28 Fandroa hanao ny tany izay nampivoa-
hanao anay hoe, Satria tsy zakany Iehôvah
hitondra azy ho amy ny tany izay no la-
zainy taminy, ary satria nandrafy azy Izy,
dia nampivoaka azy hamono azy aty an-
-efitra Izy.
29 Kanefa olonao sy lovanao ireo, izay
nampivoahany ny herinao lehibe, sy ny
sandrinao nahinjitra.

## TOKO X.

TAMINY izany andro izany nilazany Iehô-
vah tamiko hoe, Amboary ho anao vato
fisaka roa, tahaky ny fahiny, ary miakara
ety amiko any an-tendrombohitra, ka ma-
nava ho anao fiara hazo:
2 Dia ho soratako amy ny vato fisaka ny
teny izay teo amy ny vato fisaka fahiny,
izay no vakinao, ka hasianao eo amy ny
fiara ireny.
3 Dia nanao fiara tamy ny hazo sita aho,
ka namboatra vato fisaka roa tahaky ny
lehy fahiny, dia niakatra tany an-tendrom-
bohitra, ka nitondra ny vato fisaka roa teny
an-tànako.
4 Dia no soratany tamy ny vato fisaka
araky ny soratra fahiny, ny didy folo izay
no teneniny Iehôvah taminareo tany an-
-tendrombohitra teo afovoany ny afo tamy
ny andro fiangonana: dia nomeny Iehôvah
ahy ireny.
5 Dia niverina aho, ka nidina tany an-
-tendrombohitra, dia nasiako ny vato fisaka
teo anatiny ny fiara izay efa nataoko; dia

eo ireny, araky izay nandidiany Iehôvah
ahy.
6 —Ary ny zanaky Isiraely nandeha
niala tany Berota any ny zanaky Iakana
hankany Mosera; tany nahafatesany Aro-
na, ary tany nandevenana azy, ary Elea-
zara zanany nisorona nandimby azy.
7 Niala tany hankany Godagoda izareo;
ary niala tany Godagoda hankany Iotibata,
tany be ony.
8 Izany andro izany nanokanany Iehôvah
ny fireneny ny Levy, hitondra ny fiarany
ny fanekena any Iehôvah, hijanona eo ana-
trehany Iehôvah hanompoana Azy, sy hita-
hiana amy ny anarany, mandrak' andro
any.
9 Izany tsy ananany ny Levy anjara na
lova eo amy ny rahalahiny; Iehôvah no
lovany, araky izay no lazainy Iehôvah
Andriamanitrao taminy.—
10 Ary izaho nitoetra efa-polo andro sy
efa-polo alina tany an-tendrombohitra, ta-
haky ny fahiny: dia nihaino ahy Iehôvah
taminy izany andro izany koa; tsy nety
nandringiana anao Iehôvah.
11 Dia hoy Iehôvah tamiko, Mitsangàna,
mandehana hialoha ny olona, hidirany sy
handovany ny tany, izay nianianako tamy
ny razany homena azy.
12 Ary ankehitriny, ry Isiraely, inona no
angatahiny Iehôvah Andriamanitrao ami-
nao, afa tsy hatahotra any Iehôvah An-
driamanitrao, handeha amy ny làlany re-
hetra, ary ho tia Azy, sy hanompo any
Iehôvah Andriamanitrao amy ny fonao
rehetra, ary amy ny fanahinao rehetra,
13 Hitandriny ny didiny Iehôvah, ary ny
lalàny izay andidiako anao andro any, ha-
hasoa anao?
14 Indro, any Iehôvah Andriamanitrao
ny lanitra, sy ny lanitra ambony ny lani-
tra, ny tany sy izay rehetr' eo.
15 Kanefa ny razanao no nankasitra-
hany Iehôvah ho tia ireny, ary nifidy ny
zanany handimby azy Izy, dia hianareo,
mihoatra noho ny olon-drehetra, tahaky ny
amy ny andro any.
16 Ary forao ny sarony ny fonareo, ka
aza mafy hatoka intsony hianareo.
17 F' Iehôvah Andriamanitrareo no An-
driamanitry ny andriamanitra, sy Tompony
ny tompo, Andriamanitra lehibe, mahery,
ary mahatahotra, Izay tsy mizaha-tavan'
olona, na mandray tamby:
18 Manao fitsarany ny kamboty sy ny
mpitondra-tena Izy, ka tia ny vahiny, ma-
nome azy hanina sy fitafiana.
19 Ary tiava ny vahiny hianareo; f' efa
vahiny teo amy ny tany Ejipity hianareo.
20 Matahora any Iehôvah Andriamani-
trao; manompoa Azy hianao; ary aoky
Izy hiraizanao, ary aoky ny anarany hia-
niananao.
21 Izy no fideranao, ary Izy no Andria-
manitrao, Izay efa nanao taminao ireo za-
vatra lehibe sy mahatahotr' ireo, izay efa
hitany ny masonao.
22 Olona fito-polo lahy ny razanao ni-
dina ho any Ejipity; ary ankehitriny, Iehô-
vah Andriamanitrao efa nanamaro anao
hanahaky ny kintana amy ny lanitra.

## TOKO XI.

Ary tiavo Iehôvah Andriamanitrao, ka
tandremo mandrakariva ny raharahany, sy
ny lalàny, sy ny fitsarany, ary ny didiny.
2 Ary fantaro andro any hianareo; fa tsy
amy ny zanakareo izay tsy nahalala, ary
izay tsy nahita ny fananarany Iehôvah
Andriamanitrareo, ny fahalehibeazany, ny
tànany mahery, ary ny sandriny nahin-
jitra,
3 Ary ny fahagagany, sy ny asany, izay
nataony teo afovoany Ejipity taminy Farao
mpanjaka any Ejipity, sy tamy ny taniny
rehetra;
4 Dia izay nataony tamy ny miaramila
any Ejipity, tamy ny soavaliny, ary tamy
ny kalesiny; ahoana nanavany ny rano amy
ny Ranomasina mena hanafotra azy, raha
nanenjikia azy izareo; dia nandringiana
azy Iehôvah mandrak' andro any;
5 Ary izay nataony taminareo tany an-
-efitra, hatramy ny fahatongavanareo ta-
miny itoy fitoeran' itoy;
6 Ary izay nataony taminy Datana sy
Abirama, zanaky Eliaba, zanaky Reobena:
ahoana nivavany ny tany, sy nitelemany
azy, sy ny teo an-tranony, sy ny lainy, ary
ny zava-drehetra manan' aina izay nomba
azy, teo afovoany ny Isiraely rehetra:
7 Fa ny masonareo efa nahita ny asa le-
hibe rehetra izay nataony Iehôvah.
8 Ary tandremonareo ny didy rehetra
izay andidiako anareo andro any, mba ha-
hery sy hiditra, ary handova ny tany izay
andehanareo handova iny;
9 Ary mba ho ela velona hianareo eo

amy ny tany izay nianianany Iehôvah
tamy ny razanareo homena azy, sy ny
zanany, tany izay tondraka ronono sy tan-
tely.
10 Fa ny tany izay andehananao han-
dova iny, tsy manahaky ny tany Ejipity,
izay nivoahanareo, izay namafazanao ny
voan-javatrao, sy nandemany ny tongotrao
rano, tahaky ny tanim-boly anana :
11 Fa ny tany izay andehananareo han-
dova iny, tany be tanety, sy lohasaha;
mifoka rano avy amy ny ranonoran-danitra
iny;
12 Tany izay no tandremany Iehôvah
Andriamanitrao; ny masony Iehôvah An-
driamanitrao eo aminy mandrakariva, ha-
tramy ny voalohan-taona ka hatramy ny fa-
ran-taona.
13 Ary raha hihaino dia hihaino ny di-
diko izay andidiako anao andro any hiana-
reo, ho tia any Iehôvah Andriamanitrareo,
ka hanompo Azy amy ny fonareo rehetra,
ary amy ny fanahinareo rehetra;
14 Dia homeko ranonorana ny taninareo
amy ny fotoany, ny loha-orana sy ny faran'
orana, hanangonanao ny varinao, sy ny
divainao, ary ny solikao:
15 Ary hampaniriako ahitra eo amy ny
sahanao ho any ny bibinao, mba hihinana
hianao, ka ho voky.
16 Tandremo-tena hianareo, mba tsy ho
fitahina ny fonareo, ka hivily hianareo, ka
hanompo ireo andriamani-kafa, sy hivavaka
aminy:
17 Dia hirehitra ny fahatezerany Iehô-
vah aminareo, ka hanampiny ny lanitra
Izy, ka tsy hisy ranonorana, ary tsy ho
vokatra ny tany; ary ho very faingiana hia-
nareo eo amy ny tany soa izay omeny Ie-
hôvah anareo.
18 Ary alatsaho ireo teniko ireo eo amy
ny fonareo, sy eo amy ny fanahinareo, ka
fehezo ireny ho famantarana amy ny tàna-
nao, mba ho fehy misoratra eo anelanelany
ny masonareo;
19 Ary ampianaro ny zanakareo ireny,
ka iresaho ireny raha mipetraka hianao eo
an-tranonao, ary raha mandeha any an-dà-
lana hianao, ary raha mandry hianao, ary
raha mifoha hianao;
20 Ary soraty ireny amy ny tolam-bara-
varany ny tranonao, sy amy ny vavahadi-
nao;
21 Mba ho maro ny andronareo, sy ny
androny ny zanakareo, eo amy ny tany
izay nianianany Iehôvah tamy ny razana-
reo homena azy, toy ny androny ny lanitra
ambony ny tany.
22 Fa raha ho tandremana dia ho tandre-
manareo ireny didy rehetr' ireny, izay an-
didiako anareo hanao ireny, ho tia any Ie-
hôvah Andriamanitrareo, handeha eo amy
ny làlany rehetra, ary hiray aminy:
23 Dia ho roahiny Iehôvah ireo firenen-
-drehetr' ireo eo alohanareo, ary ho lova-
nareo firenena maro, lehibebe kokoa ka
maherihery kokoa noho hianareo.
24 Ho anareo ny tany rehetra izay ho
diaviny ny faladiany ny tongotrareo; ho
hatramy ny efitra sy Lebanôna, hatramy
ny ony Iofiraty, ka hatramy ny ranoma-
sina farany, ny fari-taninareo.
25 Tsy hisy olona hahajanona eo aloha-
nareo; Iehôvah Andriamanitrareo hampi-
latsaka fatahorana anareo, ary fanahiana
anareo, eo amy ny tany rehetra izay ho
diavinareo, araky izay no lazainy tamina-
reo.
26 Indro, Izaho mametraka eo alohana-
reo fitahiana, sy fanozonana, andro any:
27 Fitahiana, raha tàhiny ho henoinareo
ny didiny Iehôvah Andriamanitrareo, izay
andidiako anareo andro any:
28 Ary fanozonana, raha tàhiny tsy ho
henoinareo ny didiny Iehôvah Andriama-
nitrareo, fa hivily amy ny làlana izay an-
didiako anareo andro any, handeha hana-
raky ireo andriamani-kafa izay tsy mbola
fantatrareo.
29 Ary rehefa nampiditra anao Iehôvah
Andriamanitrao teo amy ny tany izay an-
dehananao handova iny, dia hasianao ny
fitahiana ambony ny tendrombohitra Geri-
zima, ary ny fanozonana ambony ny ten-
drombohitra Ebala.
30 Tsy eo an-dafiny Ioridany v' izy roa,
amy ny làlana mankany amy ny filente-
hany ny masoandro, eo amy ny taniny ny
Kanana, izay monina eo amy ny tany le-
maka, eo tandrifiny Giligaly, eo anilany
ny tany lemaka More?
31 Fa handeha hita any Ioridany hiana-
reo, hankany handova ny tany izay omeny
Iehôvah Andriamanitrareo anareo, ary han-
dova iny hianareo, ka hitoetra eo.
32 Ary tandremonareo hatao ny lalàna
rehetra sy ny fitsarana izay nataoko teo
alohanareo andro any.

## TOKO XII.

IREO no lalàna, sy ny fitsarana, izay ho
tandremanareo hatao eo amy ny tany izay
omeny Iehôvah Andriamanitry ny raza-
nao anao, handova iny, amy ny andro re-
hetra izay hiainanareo ambony ny tany.
2 Ho rava dia ho ravanareo ny fitoeran-
-drehetra, izay nanompoany ny firenen-tsa-
mihafa izay ho roahinareo, ireo andriamani-
ny, ambony ny tendrombohitra avo sy ny ta-
nety, ary ambany ny hazo maitso rehetra:
3 Dia ho ravanareo ny fivoadiany, ary
ho tapahinareo ny andriny, ary hodoranareo
ny ala-keliny amy ny afo; ary ho jinjana-
reo ny endrikia soritana aminy ireo andria-
maniny, ka ho vonoinareo ny anarany eo
aminy izany tany izany.
4 Aza manao toy izany hianareo aminy
Iehôvah Andriamanitrareo.
5 Fa ny fitoerana izay ho fidiny Iehôvah
Andriamanitrareo amy ny firenenareo re-
hetra, hanasiany ny anarany, dia ny fo-
nenany, ho vangianareo, ary any handeha-
nanao.
6 Ary any hitondranareo ny fanatitrareo
hodorana, sy ny fanalamboadinareo, sy ny
fahafolon-karenareo, sy ny fanatitr' asan-
dratry ny tànanareo, sy ny voadinareo, sy
ny fanatitrareo sitra-po, sy ny voalohan-
-teraky ny ombinareo sy ny ondrinareo:
7 Ary any hihinananao eo anatrehany
Iehôvah Andriamanitrareo, ka hifaly hia-
nareo eo aminy izay rehetra asianareo ny tà-
nanareo, hianareo, sy ny eo an-tranonareo,
izay itahiany Iehôvah Andriamanitrao anao.
8 Aza manao hianareo araky izay rehetra
ataontsikia eto andro any, samy manao
ny olon-drehetra izay marina eo imasony
hiany.
9 Fa tsy mbola tonga hianareo tamy ny
fitsaharana, sy ny fandovana, izay omeny
Iehôvah Andriamanitrao anao.
10 Fa raha handeha hita any Ioridany
hianareo, ka hitoetra eo amy ny tany izay
omeny Iehôvah Andriamanitrareo anareo
handova, ary raha hanome anareo fitsaha-
rana Izy amy ny fahavalonareo rehetra
manodidina, ary hitoetra soa aman-tsara
hianareo;
11 Dia hisy fitoerana izay ho fidiny Ie-
hôvah Andriamanitrareo hampitoerany
ny anarany; any hitondranareo izay rehe-
tra andidiako anareo; ny fanatitrareo ho-
dorana, sy ny fanalamboadinareo, ny fahafo-
lon-karenareo, sy ny fanatitry ny tànanareo
hasandratra, ary ny fifidiny ny voadinareo re-
hetra izay hivoadianareo aminy Iehôvah.
12 Dia hifaly hianareo eo anatrehany Ie-
hôvah Andriamanitrareo, hianareo, sy ny
zanakareo-lahy, sy ny zanakareo-vavy, sy
ny ankizi-lahinareo, sy ny ankizi-vavinareo,
ary ny zanaky Levy izay eo anatiny ny va-
vahadinareo; fa tsy manana anjara, na
lova, aminareo izy.
13 Tandremo-tena, mba tsy haterinao ny
fanatitrao hodorana eo amy ny fitoeran-dre-
hetra izay hitanao:
14 F' eo amy ny fitoerana izay ho fidiny
Iehôvah eo amy ny firenenao anankiray,
any hanateranao ny fanatitrao hodorana,
ary any hanavanao izay rehetra andidiako
anao.
15 Kanefa, araky izay rehetra iriny ny
fanahinao, eo anatiny ny vavahadinao rehe-
tra, ahazoanao hamono sy hihinana hena, ara-
ky ny fitahiany Iehôvah Andriamanitrao izay
omeny anao: ny maloto sy ny madio hihi-
nany iny, toy ny osi-lahy sy ny biby diera.
16 Fa aza mihinany ny ra; aidino iny
ambony ny tany toy ny rano.
17 Tsy mahazo mihinana hianao eo amy
ny vavahadinao ny fahafolony ny varinao,
sa ny divainao, sa ny solikiao, sa ny voalo-
han-teraky ny ombinao, sa ny ondrinao,
ary amy ny voadinao rehetra izay ivoa-
dianao, na ny fanatitrao sitra-po, na ny fana-
titr' asandratry ny tànanao.
18 F' eo anatrehany Iehôvah Andriama-
nitrao no hihinananao iny, eo amy ny fitoe-
rana izay ho fidiny Iehôvah Andriamani-
trao, hianao, sy ny zanakao-lahy, sy ny zana-
kao-vavy, sy ny ankizi-lahinao, sy ny ankizi-
-vavinao, ary ny zanaky Levy izay eo anati-
ny ny vavahadinao; ary hifaly hianao eo
anatrehany Iehôvah Andriamanitrao eo
aminy izay rehetra asianao ny tànanao.
19 Tandremo-tena, mba tsy ho foinao ny
zanaky Levy amy ny andro rehetra izay
hiainanao ambony ny taninao.
20 Raha hahalehibeaziny Iehôvah An-
driamanitrao ny fari-taninao, araky izay no
lazainy taminao, ary hoy hianao, Hihinana
hena aho, satria maniry ny fanahinao hihi-
nana hena; dia araky izay rehetra iriny ny
fanahinao ahazoanao hihinana hena.
21 Raha manalavitra anao loatra ny fitoe-
rana izay no fidiny Iehôvah Andriamani-

trao hanasiany ny anarany, dia hamono hia-
nao amy ny ombinao, ary amy ny ondrinao
izay nomeny Iehôvah anao, araky izay efa
nandidiako anao, ary hihinana hianao eo
anatiny ny vavahadinao, araky izay rehe-
tra iriny ny fanahinao.
22 Dia tahaky ny fihinanany ny osi-lahy
sy ny biby diera no hihinananao ireny:
samy hihinany iny ny maloto sy ny madio.
23 Fa tandremo tsara mba tsy ho hani-
nao ny ra: fa aina ny ra; ary tsy hihinany
ny aina amy ny hena hianao.
24 Aza mihinany iny hianao; aidino iny
ambony ny tany toy ny rano.
25 Aza mihinany iny hianao; mba ho
soa hianao, sy ny zanakao mandimby anao,
raha hanao izay marina eo imasony Iehô-
vah hianao.
26 Anefa alao ny zavatrao masina izay
anananao, sy ny voadinao, ka mandehana
any amy ny fitoerana izay ho fidiny Iehô-
vah.
27 Ary atero ny fanatitrao hodorana, ny
hena sy ny ra, eo ambony ny fivoadiana any
Iehôvah Andriamanitrao: ary ny rany ny
fanalamboadinao aidina eo ambony ny
fivoadiana any Iehôvah Andriamanitrao,
ary ny hena no haninao.
28 Tandremo, ka henoy ireo teny rehetr'
ireo, izay andidiako anao, mba ho soa hia-
nao, sy ny zanakao mandimby anao, man-
drakizay, raha manao izay tsara sy marina
eo imasony Iehôvah Andriamanitrao hia-
nao.
29 Raha ho fongorany Iehôvah Andria-
manitrao ny firenen-tsamihafa eo alohanao,
izay andehananao handova ireny, ary han-
dimby ireny hianao, ka honina eo amy ny
taniny:
30 Tandremo-tena fandroa ho fandrihiana
hanaraky ireny hianao, rehefa naringiana
teo alohanao izareo; ary fandroa hanonta-
ny ireo andriamaniny hianao, ka hanao hoe,
Nahoana ireny firenen' ireny no nanompo
ireo andriamaniny? dia hataoko kosa izany.
31 Aza manao toy izany aminy Iehôvah
Andriamanitrao; fa ny zava-betaveta, izay
halany Iehôvah, nataony taminy ireo an-
driamaniny; fa ny zanani-lahy sy ny za-
nani-vavy aza nodorany tamy ny afo ho
any ireo andriamaniny.
32 Izay rehetra andidiako anareo, tan-
dremo hanao izany; aza manampy aminy
izany, na manala aminy izany.

## TOKO XIII.

RAHA tàhiny miseho eo aminareo mpami-
nany, sa mpanonofy, ka manome anao fa-
mantarana, sa fahagagana,
2 Ka tonga ny famantarana, sa ny faha-
gagana izay nilazany taminao, hoe, Aoky
isikia hanaraky ireo andriamani-kafa, [izay
tsy fantatrao,] ka aoka hanompo ireny
isikia;
3 Aza mihaino ny teniny izany mpami-
nany izany, sa izany mpanonofy izany; fa
mizaha-toetra anareo Iehôvah Andriamani-
trareo, hahalalany na ho tia any Iehôvah An-
driamanitrareo amy ny fonareo rehetra, sy
amy ny fanahinareo rehetra, hianareo, na tsia.
4 Manaraha any Iehôvah Andriamani-
trareo, ary aoky Izy no hatahoranareo, ary
aoky ny didiny no ho tandremanareo, ary
aoky ny feony no hainoinareo, ary aoky
Izy no ho tompoinareo, ary aoky Izy no
hiraizanareo.
5 Ary izany mpaminany izany, sa izany
mpanonofy izany, hatao maty; satria efa
niteny fampiodinana aminy Iehôvah An-
driamanitrareo, Izay nampivoaka anareo
tamy ny tany Ejipity, ka nanavotra anao
tamy ny trano fanompoana, mba hampiala
anao amy ny làlana izay nandidiany Iehô-
vah Andriamanitrao anao handeha. Ary
manesora ny ratsy eo afovoanao hianao.
6 Raha mitaona anao mangingina ny ra-
halahinao, zanaky ny reninao, sa ny zana-
kao-lahy, sa ny zanakao-vavy, sa ny vady
andefimandrinao, sa ny sakaizanao izay
toy ny ainao, ka manao hoe, Aoka handeha
isikia, ka hanompo ireo andriamani-kafa,
[izay tsy fantatrao, hianao, na ny raza-
nao:
7 Dia ireo andriamanitry ny olona izay
manodidina anareo, akekinao, sa lavitra
anao, hatramy ny fari-tany ety, ka hatramy
ny fari-tany ery;]
8 Aza maneky azy, na mihaino azy hia-
nao; ary aoky tsy hiantra azy ny masonao,
ary aza mamindra-fo hianao, ary aza ma-
nafina azy hianao:
9 Fa mamonoa dia mamonoa azy hia-
nao: ny tànanao ho voalohany aminy ha-
mono azy, dia vao ny tànany ny olon-dre-
hetra.
10 Ary torahy vato ho maty izy; satria
efa nitady hampiala anao izy aminy Iehô-
vah Andriamanitrao, Izay nampivoaka

anao tamy ny tany Ejipity, tamy ny trano fanompoana.
11 Ary ny Isiraely rehetra hihaino, ka hatahotra, ka tsy hanao ratsy toy izany intsony eo aminao.
12 Raha tàhiny mandre hianao eo amy ny tanànanao anankiray, izay nomeny Iehôvah Andriamanitrao anao, honina eo, hoe,
13 Nivoaka teo aminao olon-dratsy sasany, zanaky Belialy, ka nitaona ny mponina eo an-tanànany, ka nanao hoe, Aoka handeha isikia, ka hanompo ireo andriamani-kafa, [izay tsy fantatrareo;]
14 Dia manontania, ka mitadiava, ka manadìna tsara hianao; ary, raha tàhiny marin-tokoa izany zavatr' izany, ka natao izany zava-betaveta izany teo aminao;
15 Mameleza dia mameleza ny mponina eo aminy izany tanàna izany amy ny lelan-tsabatra; mandringiàna azy avokoa, ary izay rehetr' eo, sy ny bibiny, amy ny lelan-tsabatra.
16 Ary ny babo rehetra eo hangoninao ho eo afovoany ny làlana eo, ka odory afo ny tanàna, sy ny babo rehetra eo, dia izy rehetra, ho any Iehôvah Andriamanitrao; ka ho rava mandrakizay iny; tsy hatsangan' intsony iny.
17 Ary tsy hiray akory amy ny tànanao ny voa ozona: mba hiala Iehôvah amy ny fahatezerany mirehitra, ka hamindra-fo aminao, sy hiantra anao, ka hanamaro anao, araky izay nianianany tamy ny razanao;
18 Raha ho henoinao ny feony Iehôvah Andriamanitrao, hitandriny ny didiny rehetra izay andidiako anao andro any, mba hanao izay marina eo imasony Iehôvah Andriamanitrao.

## TOKO XIV.

ZANAKY Iehôvah Andriamanitrareo hianareo; aza miteti-tena hianareo, na manasola ny eo anelanelany ny masonareo, noho ny maty.
2 Fa firenena masina ho any Iehôvah Andriamanitrao hianao, ary Iehôvah nifidy anao ho firenena natokana ho Azy mihoatra noho ny firenen-drehetra izay eo ambony ny tany.
3 Aza mihinana zava-betaveta hianao.
4 Ireo no biby izay ho haninareo; ny omby, ny ondry, ary ny osy,
5 Ny biby diera samihafa, sy ny osy samihafa, ary ny biby lava-tenda,
6 Ary ny biby rehetra izay mivaki-kotro, sy miroa-rantsana, mandinikia eo amy ny biby: izany no ho haninareo.
7 F' ireo tsy ho haninareo, eo aminy izay mandinikia, ary aminy izay mivaki-kotro: ny angamenavava, sy ny hera, sy ny rabity: fa mandinikia ireny, fa tsy mivaki-kotro; maloto ho anareo ireny.
8 Ary ny kisoa, satria mivaki-kotro iny fa tsy mandinikia, maloto ho anareo iny; aza mihinany ny henany, na manendry ny fatiny hianareo.
9 —Ireo eo aminy izay rehetra eo anatiny ny rano, no ho haninareo; izay rehetra manana vombo sy kira, no ho haninareo:
10 Ary izay rehetra tsy manana vombo na kira tsy ho haninareo; maloto ho anareo iny.
11 —Ny vorona madio rehetra ho haninareo.
12 F' ireo tsy ho haninareo; ny voromahery samihafa;
13 Ary ny papango samihafa, ary ny vorondolo lehibe, araky ny fombany;
14 Ary ny goaikia rehetra, araky ny fombany.
15 Ary ny vorondolo, sy ny fihiaka, ary ny kankafotra samihafa, araky ny fombany.
16 Ary ny vorondolo rehetra samihafa;
17 Ary ny vano samihafa;
18 Ary ny vano lava-tongotra samihafa, araky ny fombany, ary ny manavy.
19 Ary ny voron-drehetra izay mandady haloto ho anareo: tsy ho hanina ireny.
20 Ny vorona madio rehetra ho haninareo.
21 Aza mihinany izay maty ho azy hianareo: omeo iny ho any ny vahiny izay eo anatiny ny vavahadinao, ho haniny; sa amidio amy ny vahiny; fa firenena masina ho any Iehôvah Andriamanitrao hianao. Aza mahandro zanak' osy amy ny rononon-dreniny.
22 Mandoava dia mandoava ny fahafolony ny vokatry ny voan-javatrao rehetra, dia vokatry ny saha isan-taona.
23 Ary hano eo anatrehany Iehôvah Andriamanitrao hianao eo amy ny fitoerana

izay ho fidiny hampitoerany ny anarany,
ny fahafolony ny varinao, ny divainao, sy
ny solikiao, ary ny voalohan-teraky ny ombinao, sy ny ondrinao; mba hianaranao
hatahotra any Iehôvah Andriamanitrao
mandrakariva.
24 Ary raha tàhiny manalavitra anao
loatra ny làlana, ka tsy mahatondra iny hianao; sa raha lavitra loatra aminao ny fitoerana izay ho fidiny Iehôvah Andriamanitrao hampitoerany ny anarany, rehefa nitahy anao Iehôvah Andriamanitrao;
25 Dia hataonao ho vola iny, ka ho fehezinao ny vola eo an-tànanao, ka hankany
amy ny fitoerana izay ho fidiny Iehôvah
Andriamanitrao hianao:
26 Ka amidio vola izay rehetra iriny ny
fanahinao, omby, sa ondry, sa divay, sa
toaka, sa izay rehetra tiany ny fanahinao;
ary hano eo anatrehany Iehôvah Andriamanitrao, ka mifalia, hianao sy ny eo an-tranonao;
27 Ary ny zanaky Levy izay eo anatiny
ny vavahadinao: aza mahafoy azy hianao;
fa tsy manana anjara na lova eo aminao
izy.
28 Rehefa tapitra taona telo, dia ho entinao ny fahafolony ny vokatrao rehetra,
aminy izany taona izany, ka tehirizo eo
anatiny ny vavahadinao;
29 Ary ho avy ny zanaky Levy, (satria
tsy manana anjara na lova eo aminao izy,)
sy ny vahiny, sy ny kamboty, ary ny
mpitondra-tena izay eo anatiny ny vavahadinao, ary hihinana izareo, ka ho voky:
dia hitahy anao Iehôvah Andriamanitrao
eo amy ny asa rehetra izay ataonao amy ny
tànanao.

## TOKO XV.

Rehefa tapitra taona fito, dia hataonao
fandefasana.
2 Ary io no fandefasanao: Ny tompontrosa rehetra izay mampisambotra vola ny
namany handefa iny: tsy hampandoa ny
namany, sa ny rahalahiny, izy: satria natao
hoe fandefasany Iehôvah iny.
3 Ny vahiny hiany azo hampandoavinao;
f' izay anao amy ny rahalahinao halefany
ny tànanao;
4 Mba tsy hisy olona malahelo eo aminao: fa hitahy dia hitahy anao Iehôvah eo
amy ny tany izay omeny Iehôvah Andriamanitrao anao ho lova, handova iny.
5 Izany, raha mihaino dia mihaino ny
feony Iehôvah Andriamanitrao hianao, hitandrina hanao ireo didy rehetr' ireo, izay
andidiako anao andro any.
6 F' Iehôvah Andriamanitrao mitahy
anao, araky izay no lazainy taminao; ary
hianao hampisambotra amy ny firenena
maro, fa tsy hisambotra hianao: ary hianao hanjaka amy ny firenena maro, fa tsy
hanjaka aminao izareo.
7 Raha tàhiny misy malahelo amy ny
rahalahinao eo anatiny ny vavahadinao
anankiray, eo amy ny taninao izay omeny
Iehôvah Andriamanitrao anao, aza manamafy ny fonao hianao, ary aza manakombony ny tànanao amy ny rahalahinao malahelo:
8 Fa sokafy tsara ny tànanao aminy, ka
ampisambory dia ampisambory izay sahaza ho azy, araky izay diso aminy.
9 Tandremo-tena hianao, fandroa hisy hevitra ao am-ponao ratsy, manao hoe, Antomotra ny taona fahafito, taona fandefasana; ary ho ratsy ny masonao amy ny
rahalahinao malahelo, ka tsy hanome azy
akory hianao; ary hitaraina aminy Iehôvah hanohitra anao izy, dia ho ota ho anao
iny.
10 Omeo dia omeo azy, ary aoky tsy halahelo ny fonao, raha manome azy hianao;
satria izany zavatr' izany hitahiany Iehôvah
Andriamanitrao anao eo amy ny asanao rehetra, sy aminy izay asianao ny tànanao.
11 Fa ny malahelo tsy ho diso amy ny
tany: izany andidiako anao, hoe, Sokafy
tsara ny tànanao amy ny rahalahinao, amy
ny anao malahelo, ary amy ny anao mahantra, eo amy ny taninao.
12 Raha hamidy aminao ny rahalahinao,
lehilahy Hebirio, sa vehivavy Hebirio, dia
enina taona no hanompoany anao; ary
halefanao amy ny taona fahafito izy, ho
afaka aminao.
13 Ary raha halefanao izy ho afaka aminao, dia tsy hamela azy handeha foana
hianao:
14 Homena dia homenao azy be hiany amy
ny ondrinao, ary amy ny famoloanao, ary
amy ny famiazanao; aminy izay nitahiany
Iehôvah Andriamanitrao anao homenao azy.
15 Ary tsarovy f' efa andevo teo amy ny
tany Ejipity hianao, k' efa nanavotra anao

Iehôvah Andriamanitrao: izany andidiako
anao izany zavatr' izany andro any.
16 Ary raha tàhiny hoy izy aminao, Tsy
hivoaka ho afaka aminao aho: satria tia
anao, sy ny eo an-tranonao, izy, satria soa
aman-tsara aminao izy;
17 Dia halainao ny fandoahana, ka ho
tevehinao amy ny varavarana ny sofiny,
ka hanompo anao mandrakizay izy. Ary
hanao toy izany hianao amy ny ankizi-va-
vinao koa.
18 Aza ataonao ho sarotra izany, raha
halefanao izy ho afaka aminao; f' efa to-
raky ny mpanompo roa tambazana izy, efa
nanompo anao enin-taona izy; dia hitahy
anao Iehôvah Andriamanitrao eo aminy
izay rehetra ataonao.
19 —Ny lahy rehetra voalohan-teraka izay
avy amy ny ombinao, sy amy ny ondrinao,
ho hasininao ho any Iehôvah Andriamani-
trao: aza mampiasa ny voalohan-teraky
ny ombinao, na manety ny voalohan-teraky
ny ondrinao.
20 Eo anatrehany Iehôvah Andriamani-
trao hihinananao iny isan-taona, eo amy ny
fitoerana izay ho fidiny Iehôvah, hianao,
sy ny eo an-tranonao.
21 Ary raha misy tsiny eo aminy, man-
dringia sa jamba, izay tsiny ratsy, aza ma-
nala-voady iny ho any Iehôvah Andriama-
nitrao:
22 Eo anatiny ny vavahadinao no hihi-
nananao iny; ny maloto sy ny madio, samy
*hihinany iny*, tahaky ny osi-lahy sy ny
biby diera.
23 Fa aza mihinany ny rany hianao;
aidino eo ambony ny tany iny, toy ny rano.

## TOKO XVI.

TANDREMO ny volana Abiby, ka atavy ny
pasaka ho any Iehôvah Andriamanitrao:
fa tamy ny volana Abiby nampivoahany
Iehôvah Andriamanitrao tany Ejipity anao
nony alina.
2 Ary manatera ny pasaka ho any Iehô-
vah Andriamanitrao, ondry, sy omby, eo
amy ny fitoerana izay ho fidiny Iehôvah
hampitoerany ny anarany.
3 Aza mihinana mofo masirasira aminy
hianao; hafitoan' andro hihinananao mofo
tsi-masirasira aminy, mofo fahoriana; fa
nivoaka tampoka teo amy ny tany Ejipity
hianao: mba ho tsarovinao ny andro izay
nivoahanao teo amy ny tany Ejipity, amy
ny andro hiainanao rehetra.
4 Ary aoky tsy hisy mofo masirasira ho
hita aminao, eo amy ny fari-taninao re-
hetra, hafitoan' andro; ary aoky tsy hisy
hena, izay nanalanao-voady tamy ny andro
voalohany nony hariva, hitoetra alina ton-
tolo mandra-pahamaraina.
5 Tsy azonao hanatitry ny pasaka eo ana-
tiny izay vavahadinao, izay omeny Iehô-
vah Andriamanitrao anao:
6 F' eo amy ny fitoerana izay ho fidiny
Iehôvah Andriamanitrao hampitoerany ny
anarany, no hanateranao ny pasaka nony
hariva, raha maty ny masoandro, amy ny
tonon' andro izay nivoahanao tany Eji-
pity.
7 Ary manatsiha hianao, ka hano, eo
amy ny fitoerana izay ho fidiny Iehôvah
Andriamanitrao: ary miverena hianao
nony maraina, ka mandehana amy ny lai-
nao.
8 Heneman' andro hihinananao mofo tsi-
-masirasira: ary amy ny andro fahafito
dia hisy fihaonana masina ho any Iehôvah
Andriamanitrao: tsy hanao raharaha hia-
nao.
9 —Fito herinandro ho isainao ho anao:
vao hanisa fito herinandro hatramy ny
andro izay vao hasianao ny fijinjana amy
ny vary hianao.
10 Ary tandremo ny fanasana manaraky
ireo herinandro ho any Iehôvah Andria-
manitrao, amy ny fanati-tsitra-po ateriny
ny tànanao, izay homenao, araky izay ita-
hiany Iehôvah Andriamanitrao anao;
11 Ka mifalia eo anatrehany Iehôvah
Andriamanitrao, hianao sy ny zanakao-
-lahy, sy ny zanakao-vavy, sy ny ankizi-
-lahinao, sy ny ankizi-vavinao, ary ny za-
naky Levy izay eo anatiny ny vavahadinao,
ary ny vahiny, sy ny kamboty, ary ny mpi-
tondra-tena, izay eo aminao, any amy ny
fitoerana izay ho fidiny Iehôvah Andria-
manitrao hampitoerany ny anarany.
12 Ary tsarovy f' efa andevo tany Eji-
pity hianao: ary tandremo, ka atavy ireo
lalàna ireo.
13 —Tandremo ny fanasany ny trano-afin-
dra hafitoan' andro hianao, rehefa nango-
ninao ny varinao, sy ny divainao.
14 Ary mifalia eo amy ny fanasanao,
hianao, sy ny zanakao-lahy, sy ny zanakao-

-vavy, sy ny ankizi-lahinao, sy ny ankizi-
-vavinao, ary ny zanaky Lævy, sy ny va-
hiny, sy ny kamboty, ary ny mpitondra-
-tena, izay eo anatiny ny vavahadinao.
15 Hafitoan' andro hitandremanao fana-
sana ho any Iehôvah Andriamanitrao eo
amy ny fitoerana izay ho fidiny Iehôvah;
satria mitahy anao Iehôvah Andriamani-
trao eo amy ny vokatrao rehetra, ary eo
amy ny asa rehetra ataony ny tànanao, dia
mifalia tokoa hianao.
16 —Intelo amy ny herintaona hisehoany
ny lahinao rehetra eo anatrehany Iehôvah
Andriamanitrao, eo amy ny fitoerana izay
ho fidiny; eo amy ny fanasany ny mofo
tsi-masirasira, sy eo amy ny fanasana ma-
naraky ireo herinandro, ary eo amy ny fa-
nasany ny trano-afindra; ary aoky tsy hisy
hiseho foana eo anatrehany Iehôvah;
17 Ny lahy rehetra tahaky ny tratry ny
tànany, araky ny fitahiany Iehôvah An-
driamanitrao, izay nomeny anao.
18 —Mpitsara, sy mpifehy hataonao ho
anao eo amy ny vavahadinao rehetra, izay
omeny Iehôvah Andriamanitrao anao,
araky ny firenenao; dia hitsara ny olona
amy ny fitsarana marina izareo.
19 Aza manao fitsarana miangatra hia-
nao; aza mizaha tavan'olona, ka aza man-
dray tamby: fa tamby mahajamba ny
masony ny hendry, ary mamadiky ny teniny
ny marina.
20 Izay marina dia marina harahinao,
mba ho velona hianao, ka handova ny tany
izay omeny Iehôvah Andriamanitrao anao.
21 Aza mamboly hazo akory ho ala ho
anao, akekiny ny fivoadiana any Iehôvah
Andriamanitrao, izay ataonao ho anao.
22 Ary aza manandratra endri-javatra ho
anao; fa halany Iehôvah Andriamanitrao
iny.

## TOKO XVII.

Aza manala-voady ho any Iehôvah An-
driamanitrao, omby, sa ondry, izay misy
tsiny, izay misy kilema akory; fa zava-
-betaveta aminy Iehôvah Andriamanitrao
iny.
2 Raha tàhiny ho hita aminao eo ana-
tiny ny vavahadinao akory, izay omeny Ie-
hôvah Andriamanitrao anao, lehilahy sa ve-
hivavy izay manao ratsy eo imasony Iehôvah
Andriamanitrao, ka manota ny fanekena
aminy,
3 Ary lasa mandeha, ka manompo ireo
andriamani-kafa, ka mivavaka aminy, sa
amy ny masoandro, sa amy ny volana, sa
aminy izay eo amy ny lanitra, izay zava-
tra tsy no didiako;
4 Ka ho lazaina aminao izany, ary efa
renao; dia anontanio tsara: ary raha tàhiny
marin-tokoa ny zavatra, ka natao izany
zava-betaveta izany teo amy ny Isi-
raely;
5 Dia avoahy iny lehilahy iny, sa iny
vehivavy iny, izay efa nanao izany
zava-dratsy izany, ho amy ny vavahadi-
nao, dia iny lehilahy iny, sa iny vehi-
vavy iny, ka torahy vato izareo, mandra-
pahafatiny.
6 Ny teniny ny vavolombelona roa sa
vavolombelona telo no hanavana maty izay
tokony ho maty: ny teniny ny vavolombe-
lon' iray tsy hanavana azy maty.
7 Ny tànany ireo vavolombelona ho ami-
ny voalohany hamono azy, dia vao ny tà-
nany ny olon-drehetra. Ka dia hanesotry
ny ratsy eo aminao hianao.
8 Raha tàhiny misy teny sarotra loatra
ho anao amy ny fitsarana, amy ny ra sy ny
ra, amy ny ady sy ny ady, ary amy ny vo-
nono sy ny vonono, teny fiadiana eo ana-
tiny ny vavahadinao; dia miangià hianao,
ka mandehana any amy ny fitoerana izay
ho fidiny Iehôvah Andriamanitrao;
9 Ary mankanesa aminy ireo mpisorona
zanaky Levy hianao, ary amy ny mpitsara
izay ho aminy izany andro izany, ka ma-
nontania; dia hilaza aminao ny teny fitsa-
rana izareo:
10 Ka atavy hianao araky ny teny izay
hambarany aminao, eo amy ny fitoerana
izay ho fidiny Iehôvah, dia tandremo hanao
araky izay rehetra hampianarany anao.
11 Araky ny teniny ny lalàna izay ham-
pianarany anao, ary araky ny fitsarana
izay ho lazainy aminao, hataonao; aza
mivily amy ny teny izay hanambarany
anao, ho amy ny ankavanana, na ho amy
ny ankavia.
12 Ary ny olona izay hanao miavonavona,
ka tsy hihaino ny mpisorona izay mijanona
hisorona eo anatrehany Iehôvah Andria-
manitrao, sa ny mpitsara, aoka ho maty
izany olon' izany: ka aoka hanesotry ny
ratsy eo amy ny Isiraely hianao.
13 Ary ny olon-drehetra handre, ary ha-
tahotra, ka tsy hiavonavon' intsony.

14 Raha ho tonga amy ny tany izay omeny Iehôvah Andriamanitrao anao hianao, ka handova iny, ka hitoetr' eo, ary hanao hoe, Hataoko mpanjaka ho ahy mba hanahaky ny firenen-drehetra izay manodidina ahy aho :
15 Dia manava tokoa ho mpanjaka anao, izay ho fidiny Iehôvah Andriamanitrao; anankiray eo amy ny rahalahinao no hataonao ho mpanjaka anao : tsy mahazo manao vahiny hanjaka aminao, izay tsy rahalahinao.
16 Kanefa aoky tsy hanamaro soavaly ho azy izy, na hampiveriny ny olona ho any Ejipity mba hanamaro ny soavaliny; satria hoy Iehôvah taminareo, Aza miverina aminy izany làlan' izany intsony hianareo.
17 Ary aoky tsy hamporafy izy, fandroa hiala ny fony; ary aoky tsy hampitombo volafotsy sy volamena be ho azy izy.
18 Ary raha mipetraka eo ambony ny lapany ny fanjakany izy, dia haka soratra ho azy aminy izany lalàna izany, hatao amy ny boky izay eo anatrehany ireo mpisorona, zanaky Levy :
19 Ary ho aminy iny, ary hamaky ny teny eo anatiny amy ny andro hiainany rehetra izy : mba hianarany hatahotra any Iehôvah Andriamaniny, hitandriny ny teny rehetra aminy izany lalàna izany, sy ireo didy ireo, hanao ireny :
20 Mba tsy hiavonavona ny fony amy ny rahalahiny, ary mba tsy hivily amy ny didy izy, ho amy ny ankavanana, na ho amy ny ankavia, mba ho ela velona eo amy ny fanjakany, izy, sy ny zanany, eo amy ny Isiraely.

## TOKO XVIII.

Ireo mpisorona zanaky Levy, dia ny fireneny Levy rehetra, tsy hanana anjara, na lova, eo amy ny Isiraely : ny fanatitra atao amy ny afo ho any Iehôvah, ary ny fandovany, no ho haniny.
2 Ary tsy hanan-dova eo amy ny rahalahiny izareo : Iehôvah no lovany, araky izay no lazainy taminy.
3 Ary izany no anjarany ny mpisorona avy amy ny olona, dia avy aminy izay manatitra fanalamboady, na omby, na ondry; dia homeny ho any ny mpisorona ny soroka, sy ny takolaka roa, sy ny taovany;
4 Ny voaloham-bokatry ny varinao, ny divainao, sy ny solikiao, ary ny voalohany ny volon'ondrinao, homenao azy.
5 F' efa nifidy azy Iehôvah Andriamanitrao teo amy ny firenenao rehetra hijanona hanompo amy ny anarany Iehôvah, izy sy ny zanany mandrakizay.
6 Ary raha miala ny zanaky Levy anankiray amy ny vavahadinao anankiray eo amy ny Isiraely rehetra, izay nivahiniany, ka mankany amy ny iriny ny sainy rehetra ho amy ny fitoerana izay ho fidiny Iehôvah :
7 Dia hanompo amy ny anarany Iehôvah Andriamaniny izy, tahaky ny rahalahiny rehetra, zanaky Levy, izay mijanona eo anatrehany Iehôvah.
8 Anjara mitovy ho haniny, hanampy ny fivarotany ny avy tamy ny rainy.
9 —Raha tonga hianao amy ny tany izay omeny Iehôvah Andriamanitrao anao, aza mianatra hanao araky ny zava-betaveta nataony ireo firenen' ireo.
10 Aoky tsy hisy ho hita eo aminao mampandeha ny zanani-lahy, sa ny zananivavy, hamaky ny afo, mpisikidy, mpanao-hitsak' andro, sa mpanao-odi-mahery, sa mpanao-ody,
11 Sa mpanandro, sa mpila-saina amy ny mahavaly, sa mpisikidy, sa mpanontany amy ny maty.
12 Fa zava-betaveta aminy Iehôvah izay rehetra manao ireny zavatr' ireny, ary ireny zava-betaveta ireny androahany Iehôvah Andriamanitrao azy eo alohanao.
13 Aoka ho marina eo anatrehany Iehôvah Andriamanitrao hianao.
14 Satria no henoiny ireo firenen' ireo izay roahinao, ny mpanao-hitsak' andro sy ny mpisikidy : fa hianao tsy navelany Iehôvah Andriamanitrao *hanao* izany.
15 Mpaminany eo afovoanao, avy amy ny rahalahinao, tahaka ahy, hatsangany Iehôvah Andriamanitrao ho anao : izy ho henoinareo :
16 Araky izay rehetra nangatahinao taminy Iehôvah Andriamanitrao tany Horeba tamy ny andro fiangonana, hoe, Aoky tsy hihaino indray ny feony Iehôvah Andriamanitro aho; ary aoky tsy hahita izany afo lehibe izany intsony aho, fandroa maty aho.
17 Dia hoy Iehôvah tamiko, Marina izay teny no lazainy :

18 Mpaminany avy eo amy ny rahala-
hiny, tahaka anao, hatsangako ho azy, ka
hasiako ny teniko eo amy ny vavany: ary
izay rehetra handidiako azy ho teneniny
aminy:
19 Ary izay rehetra tsy hihaino ny te-
niko izay ho teneniny amy ny anarako,
hampijaly azy Aho.
20 Fa ny mpaminany izay ho sahy hi-
laza teny amy ny anarako, izay tsy nan-
didiako azy ho lazaina, sa izay hiteny
amy ny anarany ireo andriamani-kafa, dia
hatao maty iny mpaminany iny.
21 Ary raha hoy hianao eo am-ponao,
Hataontsikia ahoana no hahalala ny teny
izay tsy no teneniny Iehôvah?
22 Raha miteny eo amy ny anarany Ie-
hôvah ny mpaminany, ka tsy efa ny za-
vatra, na tonga, dia teny izay tsy no la-
zainy Iehôvah izany; sahisahy niteny iny
ny mpaminany: aza matahotra azy hianao.

## TOKO XIX.

REHEFA naringiany Iehôvah Andriamani-
trao ny firenena maro, ny taniny omeny
Iehôvah Andriamanitrao anao, ary man-
dimby azy hianao, ka monina eo an-tanà-
nany sy eo an-tranony;
2 Atokano tanàna telo ho anao eo afo-
voany ny taninao, izay omeny Iehôvah
Andriamanitrao anao handova iny.
3 Amboary làlana ho anao, ka zarao
ho telo toko ny taninao, izay ampando-
vany Iehôvah Andriamanitrao anao, mba
handositra ho any izay rehetra mamono
olona.
4 Ary izany no teny amy ny mpamono
olona, izay handositra any, ka ho velona
izy: Izay mamono ny namany tsy nahy, ka
tsy halany teo aloha izy;
5 Toy ny olona izay miaraka amy ny
namany ho any an-ala hijinja hazo, ary
raha mandray ny famaky ny tànany hi-
jinja ny hazo, ka afaka ny lela-famaky
amy ny zarany, ka latsaka amy ny namany,
ka maty izy; dia handositra aminy ireo
tanàna ireo anankiray izy, ka ho velona;
6 Fandroa hanenjiky ny mpamono olona
ny mpamali-ra, raha mirehitra ny fony,
ka hahatratra azy, satria lavitra ny làlana,
ary hamono azy izy; nefa tsy tokony ho
maty izy, satria tsy halany teo aloha izy.
7 Izany andidiako anao, hoe, Atokano
tanàna telo ho anao.
8 Ary raha hahalehibe ny fari-taninao
Iehôvah Andriamanitrao, araky izay nia-
nianany tamy ny razanao, ka homeny anao
ny tany rehetra izay no lazainy homena ho
any ny razanao:
9 Raha ho tandremanao izany didy re-
hetr' izany hanao iny, izay andidiako anao
andro any, ho tia any Iehôvah Andria-
manitrao, ary handeha mandrakariva amy
ny làlany; dia hanampy tanàna telo koa
hianao, aminy ireny telo ireny.
10 Mba tsy ho latsaka ny ra marina eo
amy ny taninao, izay omeny Iehôvah An-
driamanitrao anao ho fandovana, ka ho
aminao ny helo-dra.
11 Fa raha misy olona mandrafy ny na-
many, ka manotrikia azy, ary mitsangana
manohitra azy, ka mamely azy ho faty, ka
maty izy, ary mandositra ho aminy ireo
tanàna ireo anankiray izy;
12 Dia haniraka ny loholony ny tanà-
nany, ka haka azy any, dia hanolotra azy
any an-tànany ny mpamali-ra, mba ho
maty izy.
13 Tsy hiantra azy ny masonao, fa hane-
sotry ny *heloky* ny ra marina eo amy ny
Isiraely hianao, mba ho soa hianao.
14 Aza mamindra ny fari-taniny ny na-
many, izay nataony fahiny teo amy ny
fandovanao izay ho lovanao, eo amy ny
tany izay omeny Iehôvah Andriamanitrao
anao handova iny.
15 Aoky tsy hisy hitsangana vavolom-
belon' iray hiampanga olona aminy izay
heloka, sa aminy izay ota izay nanotany:
ny teniny ny vavolombelona roa, sa ny te-
niny ny vavolombelona telo, no hampitoe-
rany ny teny.
16 Raha mitsangana vavolombelona man-
daingia amy ny olona hiampanga azy fa
nanao meloka izy;
17 Dia hijanona eo anatrehany Iehôvah
ny roa lahy izay miadi-teny, eo alohany ireo
mpisorona sy ireo mpitsara, izay ho aminy
izany andro izany;
18 Dia hanontany mafy ny mpitsara;
ary, raha vavolombelona mandaingia ny
vavolombelona, miampanga laingia ny raha-
lahiny;
19 Dia hanao aminy hianareo, araky izay
no heveriny hatao amy ny rahalahiny; ka
dia hanesotry ny ratsy eo aminao hianao.

20 Ary ny sisa handre, dia hatahotra, ka
tsy hanao intsony araky izany ratsy izany
eo aminao.
21 Dia tsy hiantra ny masonao: aina hi-
solo ny aina, maso hisolo ny maso, nify hi-
solo ny nify, tànana hisolo ny tànana, ton-
gotra hisolo ny tongotra.

## TOKO XX.

RAHA mandeha miady amy ny fahavalo-
nao hianao, ka mahita soavaly, sy kalesy,
olona maromaro kokoa noho hianao, aza
matahotra azy: fa momba anao Iehôvah
Andriamanitrao, Izay nampivoaka anao
tamy ny tany Ejipity.
2 Ary raha manakeky ho amy ny ady
hianareo, dia hanatona ny mpisorona, ka
hiteny amy ny olona,
3 Ka hanao aminy hoe, Mihainoa, ry
Isiraely, manakeky andro any ho amy
ny ady amy ny fahavalonareo hianareo;
aoky tsy ho reraka ny fonareo; aza mata-
hotra, ary aza mangovitra, ka aza mivadi-
-po hianareo noho izareo.
4 F' Iehôvah Andriamanitrareo mandeha
momba anareo hiady ho anareo amy ny
fahavalonareo hamonjy anareo.
5 Dia hiteny amy ny olona ny mpifehy,
ka hanao hoe, Iza no olona izay nanao
trano vaovao, ka tsy nitokany iny? aoka
handeha izy, ka hiverina any an-tranony,
fandroa maty amy ny ady izy, ary olon-
-kafa no hitokany iny.
6 Ary iza no olona izay nanao volim-boa-
loboka, ka tsy nihinana taminy? aoka han-
deha izy, ka hiverina any an-tranony, fan-
droa maty amy ny ady izy, ary olon-kafa
no hihinana aminy.
7 Ary iza no olona izay nifofo vady, ka
tsy nampakatra azy? aoka handeha izy,
ka hiverina any an-tranony, fandroa maty
amy ny ady izy, ary olon-kafa no hampa-
katra azy.
8 Dia hiteny koa ny mpifehy amy ny
olona, ka hoy izareo, Iza no olona izay
matahotra, ka osa-fo? aoka handeha izy,
ka hiverina any an-tranony, fandroa ho re-
raka ny fony ny rahalahiny tahaky ny
fony.
9 Ary rehefa vita niteny tamy ny olona
ny mpifehy, dia hanendry ny mpifehy hi-
tondra ny olona izareo.
10 Raha manakeky tanàna hiady aminy
hianao, dia mitoria fihiavanana aminy.
11 Ary raha tàhiny mamaly fihiavanana
aminao izy, ka mamoha ho anao, dia han-
doa hetra ho anao ny olona izay hita eo, ka
hanompo anao izareo.
12 Ary raha tàhiny tsy hanao fihiavanana
aminao izy, fa hiady aminao, dia atavy fa-
hirano iny.
13 Ary rehefa nanolotry iny Iehôvah
Andriamanitrao tany an-tànanao, dia mame-
leza amy ny lelan-tsabatra ny lahy rehetra
eo hianao:
14 Fa ny vehivavy, sy ny zaza madini-
kia, sy ny omby, ary izay rehetra eo an-
-tanàna, *dia* ny fananan-drehetra eo, ha-
lainao ho anao; ary ho haninao ny fananany
ny fahavalonao, izay omeny Iehôvah An-
driamanitrao anao.
15 Izany hataonao amy ny tanàna rehe-
tra manalavitra anao indrindra, izay tsy
amy ny tanànany ireo firenen' ireo.
16 Fa amy ny tanànany ireo firenen' ireo
izay omeny Iehôvah Andriamanitrao anao
ho fandovana, aza mamelona izay miaina
akory hianao.
17 Fa haringiano dia haringiano ireny;
ny Heta, sy ny Amora, ny Kanana, sy
ny Pereza, sy ny Heva, sy ny Iebiosa;
araky izay nandidiany Iehôvah Andriama-
nitrao anao:
18 Tsy hampianarany anareo hanao araky
ny zava-betavetany rehetra, izay nataony
taminy ireo andriamaniny, ka hanotanareo
aminy Iehôvah Andriamanitrareo.
19 Raha hataonao fahirano tanàna ela,
hanihiny iny, hahafaky iny, aza mamono
ny hazony amy ny fikiapany ny famaky
hijinja ireny; fa hihinana aminy hianao,
ka aza mijinja ireny hianao hanavanao ny
fahirano; fa ho any ny olona ny hazo any
an-tsaha:
20 Fa ny hazo izay fantatrao fa tsy hazo
ho hanina iny, ho vonoinao, ka ho jinja-
nao; ary hataonao ho rova amy ny ta-
nàna izay miady aminao, mandra-paharesy
izy.

## TOKO XXI.

RAHA tàhiny misy hita voa vono eo amy
ny tany izay omeny Iehôvah Andriamani-
trao anao handova iny, mandry any an-
-tsaha; ary tsy fantatra izay namono
azy;
2 Dia hivoaka ireo loholonao, sy ireo

mpitsara anao, ka hanohatra hatraminy ireo
tanàna izay manodidiny ny voa vono:
3 Ary ny tanàna izay manakeky ny voa
vono, dia halainy ny loholony izany tanàna
izany vantotr'omby izay tsy nampiasaina,
izay tsy niasa tamy ny fitondrana;
4 Dia hampidininy ny loholony izany ta-
nàna izany ny vantotr'omby ho any amy
ny lohasaha maraorao, izay tsy voa asa, na
voa fafy, dia ho tapahiny ny lohany ny
vantotr'omby any an-dohasaha;
5 Dia hanakeky ireo mpisorona zanaky
Levy: (f' ireo no fidiny Iehôvah Andria-
manitrao hanompo Azy, sy hitahy eo amy
ny anarany Iehôvah;) ary ny vavany ha-
nefany ny ady rehetra, sy ny kapoka re-
hetra:
6 Ary ny loholon-drehetra aminy iny
tanàna iny izay manakeky ny voa vono,
hanoza ny tànany eo ambony ny vantotr'
omby izay voa tapa-doha tany an-doha-
saha.
7 Dia hamaly izareo; ka hanao hoe,
Tsy nandatsaky itoy ra itoy ny tànanay, ary
tsy nahita ny masonay.
8 Iehôvah ô, mamindrà-fo amy ny Isi-
raely olonao, izay navotanao, ka aza atao
ho any ny Isiraely olonao ny heloky ny ra
marina. Dia havela ny helo-dra iza-
reo.
9 Dia hesorinao *ny heloky* ny ra marina
eo aminao, raha hanao izay marina eo ima-
sony Iehôvah hianao.
10 Raha mivoaka hiady amy ny fahava-
lonao hianao, ary manolotra any an-tàna-
nao Iehôvah Andriamanitrao, ary maka
babo aminy hianao,
11 Ka mahita eo amy ny babo vehivavy
tsara-tarehy, ka maniry azy hianao, ary
ampakaranao ho vadinao izy:
12 Dia ho entinao hody any an-tranonao
izy; ary hanaritry ny lohany izy, ka ham-
boatry ny hohony;
13 Dia hanala ny fitafiany ny famaboany
ho afaka aminy izy, ka hitoetra eo an-tra-
nonao, ka hitomany ny rainy sy ny reniny
irai-volana mipaka izy; ary rehefa afak'
izany, dia hiditra any aminy hianao, ary
ho vadiny hianao, ka ho vadinao izy.
14 Ary raha tàhiny tsy tianao izy, dia
halefanao handeha aminy izay tiany izy:
fa aza mivarotra azy akory ho vola aman-
-karena, na mila tombo aminy, satria efa
nampietry azy hianao.
15 Raha mamporafy vady roa ny lehi-
lahy, ny anankiray tiana, ary ny anankiray
tsy tiana, ary niteraka zaza ho azy izy roa,
izay tiana sy izay tsy tiana, ary ho any
izay tsy tiana ny lahy matoa:
16 Dia ho amy ny andro hampandovany
ny zanany ny fananany, tsy azo hataony
ny zanaky ny tiana ho lahi-matoa alohany
ny lahi-matoa, zanaky ny tsy tiana;
17 Fa haneky ny lahi-matoa, zanaky ny
tsy tiana, izy, ka hanome anjara roa aminy
izay rehetra ananany: fa voalohany ny
heriny izy; azy ny fizokiana.
18 Raha misy olona manana zanaka ma-
ditra ary manohitra, ka tsy hihaino ny feony
ny rainy, sa ny feony ny reniny, izy; ka
tsy hihaino azy, raha manaratra azy izareo:
19 Dia ho samboriny ny rainy sy ny re-
niny izy, ka ho entiny ho aminy ireo loho-
lony ny tanànany, sy ho amy ny vavaha-
diny ny fonenany:
20 Ka hoy izy roa aminy ireo loholony
ny tanànany, Itoy zanakay itoy, maditra,
sy manohitra; tsy mihaino ny feonay izy;
mamo sy fileona izy.
21 Dia hitoraka vato azy ny lehilahy re-
hetra any an-tanànany, ka maty izy: ka dia
hanesotry ny ratsy eo aminao hianao; ary
ny Isiraely rehetra handre, ka hatahotra.
22 Ary raha misy olona manota tokony
ho faty, ka atao maty izy, ka ahantonao
amy ny hazo izy:
23 Tsy hitoetra halina amy ny hazo ny
fatiny, fa handevina dia handevina azy
aminy izany andro izany hianao; (fa voa
ozon' Andriamanitra ny mihiantona *amy
ny hazo*;) mba tsy haloto ny taninao izay
omeny Iehôvah Andriamanitrao anao ho
fandovana.

## TOKO XXII.

AZA mijery ny ombiny ny rahalahinao, sa
ny ondriny, mania, ka mody tsi-mahita
ireny hianao: hamerina dia hamerina azy
ho amy ny rahalahinao hianao.
2 Ary raha tsy manakeky anao ny raha-
lahinao, sa raha tsy mahalala azy hianao,
dia hitondra iny any an-tranonao hianao,
ary ho aminao iny, mandra-pitadiny ny ra-
halahinao iny, dia hampodinao iny any
aminy.
3 Ary toy izany hataonao amy ny am-
pondrany: ary toy izany hataonao amy ny

fitafiany; ary toy izany hataonao amy ny
zava-drehetra very izay efa very tamy ny
rahalahinao, k' efa hitanao: aza mody tsi-
-mahita hianao.
4 Aza mijery ny ampondrany ny rahala-
hinao, sa ny ombiny, lavo any an-dàlana,
ka mody tsi-mahita ireny hianao: ha-
nampy azy tokoa hanangana *azy* hianao.
5 Aoky tsy hitafy ny akanjony ny lehi-
lahy ny vehivavy, ary aoky tsy hitafy ny
akanjony ny vehivavy ny lehilahy; fa
zava-betaveta aminy Iehôvah Andriamani-
trao izay rehetra manao izany.
6 Raha misy akanim-borona hita eo alo-
hanao any an-dàlana amy ny hazo, sa amy
ny tany, k' efa foy, sa atody, ary ny
reny manombany ny efa foy, sa mikiotrika
amy ny atody, aza maka ny reny ambany
ny zanaka.
7 Alefao handeha tokoa ny reny, ka alao
ho anao ny zanany; mba ho soa hianao,
ka ho ela velona hianao.
8 Raha manao trano vaovao hianao, dia
hataonao rova manodidiny ny tafon-trano-
nao, mba tsy ho entinao helo-dra amy ny
tranonao, raha misy olona latsaka eo.
9 Aza mamafy voa samihafa amy ny vo-
lim-boalobokao hianao: fandroa haloto ny
habeny ny voan-javatrao izay nafafinao, sy
ny voan-javatra amy ny volim-boalobokao.
10 Aza mampikiambana omby sy ampon-
dra hihiady tany hianao.
11 Aza mitafy lamba samihafa, volon'on-
dry, sy hariry.
12 Asivy rambo amy ny zoro efatra ny
lambanao izay itafianao.
13 Raha misy olona mampakatra vady,
ka miditra any aminy, ka tsy tiany izy:
14 Ka manaratsy azy, ka mahafa-baraka
azy, ka hoy izy, Efa nampakatry itoy ve-
hivavy itoy aho, ary raha niditra tany
aminy taminy aho, dia hitako fa tsy mpi-
vovo izy:
15 Dia haka ny ray aman-dreniny ny
zaza-vavy, ka hamoaky ny fitovoany ny
zaza-vavy ho aminy ireo loholony ny ta-
nàna, ho eo am-bavahady:
16 Dia hoy ny rainy ny zazavavy aminy
ireo loholona, Ny zanako-vavy nomeko ho
vadiny io lehilahy io, ary tsy tiany izy.
17 Ary indro, efa nanaratsy azy izy, ka
nanao hoe, Tsy efa hitako mpitovo ny za-
nakao-vavy: ary kanefa ireo no fitovoany
ny zanako-vavy. Dia hamelatry ny lamba
eo anatrehany ireo loholony ny tanàna izy
roa.
18 Dia haka izany lehilahy izany ireo lo-
holony ny tanàna, ka hampijaly azy:
19 Dia hanazy azy *sekely* volafotsy zato
izareo, ka homeny ho any ny rainy ny
zazavavy, satria nahafa-baraky ny mpi-
tovo Isiraely anankiray izy: ary ho vadiny
izy; tsy hahazo hisaotra azy amy ny an-
drony rehetra izy.
20 Fa raha marina izany zavatr' izany,
tsy hita ny fitovoany ny zazavavy;
21 Dia hamoaky ny zazavavy ho amy ny
varavarany ny tranon-drainy izareo, ka
hitora-bato azy ireo lehilahiny ny tanànany,
ka ho maty izy: satria nanao fahadalana
teo amy ny Isiraely izy, ka nijangajanga
teo an-tranon-drainy: ka dia hanesotry ny
ratsy eo aminao hianao.
22 Raha hita lehilahy mandry amy ny
vehivavy nampakarin'olona, dia ho maty
izy roa, ny lehilahy izay mandry amy ny
vehivavy, sy ny vehivavy: ka dia hanesotry
ny ratsy eo amy ny Isiraely hianao.
23 Raha misy zazavavy mpitovo fofoina
ho vadin'olona, ary mahita azy lehilahy eo
an-tanàna, ka mandry aminy;
24 Dia havoakareo izy roa ho amy ny
vavahadiny izany tanàna izany, ka hitora-
hinareo vato izy roa, ka maty: ny zaza-
vavy, satria tsy niantso izy, raha tany an-
-tanàna izy; ary ny lehilahy, satria nam-
pietry ny vadiny ny namany izy; ka dia
hanesotry ny ratsy eo aminao hianao.
25 Raha hitan-dehilahy any an-tsaha za-
zavavy fofoina ho vadin' olona, ka ma-
nery azy ny lehilahy, ka mandry aminy;
dia ho maty ny lehilahy hiany izay nan-
dry taminy.
26 Fa aza manao na inona na inona amy
ny zazavavy hianao: tsy misy ota tokony
hahafaty eo amy ny zazavavy: fa tahaky
ny olona mitsangana hamely ny namany,
ka mamono azy, dia toy izany io za-
vatr' io:
27 Fa tany an-tsaha nahitany azy; ni-
antso ny zazavavy fofoina ho vadin'olona,
ka tsy nisy namonjy azy.
28 Raha hitan-dehilahy zazavavy mpi-
tovo, izay tsy fofoina ho vadin'olona, ka
mihiazona azy izy, ka mandry aminy, ary
hita izy roa:
29 Dia homeny ny lehilahy izay mandry
aminy, ho any ny rainy ny zazavavy *se-*

*kely* volafotsy dimam-polo, ary ho vadiny
izy: satria nampietry azy izy, tsy hahazo
hisaotra azy amy ny androny rehetra izy.
30 Tsy haka ny vadin-drainy ny olona,
ka tsy hampiseho ny toe-drainy izy.

## TOKO XXIII.

Tsy hiditra any amy ny fiangonana any
Iehôvah ny torotoro vihiny, sa ny voa vo-
sitra.
2 Tsy hiditra any amy ny fiangonana any
Iehôvah zaza-sary; dia tsy hiditra any
amy ny fiangonana any Iehôvah ny tara-
nany fahafolo aza.
3 Tsy hiditra any amy ny fiangonana any
Iehôvah ny Amona, sa ny Moaba: dia
hatramy ny taranaka fahafolo, tsy hidirany
any amy ny fiangonana any Iehôvah man-
drakizay:
4 Satria tsy nitsena mofo sy rano anareo
tany an-dàlana izareo, raha nivoaka tany
Ejipity hianareo, ary satria nanamby any
Balama, zanaky Beora, avy any Petora
any Mesopotamia, hanozona anao izareo.
5 Kanefa tsy nety nihaino any Balama
Iehôvah Andriamanitrao; fa nampodiny
Iehôvah Andriamanitrao ny fanozonana ho
fitahiana ho anao, satria tia anao Iehôvah
Andriamanitrao.
6 Aza mitady fihiavanana aminy, na fia-
danany, amy ny andronao rehetra mandra-
kizay hianao.
7 Aza mandrafy ny Edoma hianareo;
satria rahalahinao izy: aza mandrafy ny
Ejipity hianao: satria efa vahiny teo amy
ny taniny hianao.
8 Ny zanaka izay aterany hiditra any
amy ny fiangonana any Iehôvah, hatramy
ny taranaka fahatelo.
9 Raha mivoaka ny toby hamely ny fa-
havalonao, dia tandremo hiala amy ny ra-
tsy rehetra hianao.
10 Raha tàhiny misy olona eo aminao,
izay tsy madio noho izay tafahaona nony
alina, dia hivoaka eo ivelany ny toby izy;
tsy hankeo anatiny ny toby izy:
11 Fa raha avy hariva, dia handro eo
amy ny rano izy: ary raha maty ny
masoandro, dia hiverina any amy ny toby
izy.
12 Ary hanana' fitoerana eo ivelany ny
toby hianao, dia hivoaka hankany hianao:
13 Dia hasianao antsetra ny lefonao: ary
raha hivela any ivelany hianao, ho hadinao
amy *ny antsetra*, dia hiverina hianao, ka
handrakotry izay mivoaka aminao:
14 F' Iehôvah Andriamanitrao mandeha
eo afovoany ny tobiñao, hamonjy anao, ary
hanolotry ny fahavalonao eo alohanao; ka
ho masina ny tobinao, mba tsy hahita za-
vatra maloto eo aminao Izy, ka hiala ami-
nao.
15 Aza manolotra amy ny tompony, ny
andevo izay nilefa tamy ny tompony han-
kany aminao:
16 Eo aminao hitoerany, dia eo aminao,
eo amy ny fitoerana izay ho fidiny eo amy
ny vavahadinao anankiray, izay ankasitra-
hany; aza mampahory azy hianao.
17 Aoky tsy hisy mpijangajanga eo amy
ny zanaka-vaviny ny Isiraely, ary aoky
tsy hisy mpila-lahy eo amy ny zanaka-la-
hiny ny Isiraely.
18 Aza mitondra ny tangini-mpijanga-
janga, sa ny fividin' amboa, ho any an-tra-
nony Iehôvah Andriamanitrao, hanefana
voady akory; fa zava-betaveta aminy Ie-
hôvah Andriamanitrao ireo roa ireo.
19 Aza mampanàna zavatra amy ny ra-
halahinao; hanà vola, hanà hanina, hanà
zavatra mety ho hana.
20 Amy ny vahiny hampananànainao
zavatra; fa amy ny rahalahinao tsy hampa-
nanànainao zavatra akory; mba ho tahiny
Iehôvah Andriamanitrao hianao eo aminy
izay rehetra asianao ny tànanao eo amy ny
tany, izay andehananao handova iny.
21 Raha mivoady aminy Iehôvah An-
driamanitrao hianao, aza mahela hanefa iny
hianao; fa hanadina dia hanadina iny
aminao Iehôvah Andriamanitrao: dia ho
ota eo aminao izany.
22 Fa raha tsy mivoady hianao, dia tsy
hisy ota aminao.
23 Tandremo, ka atavy izay avoaky ny
vavanao: ny fanati-tsitra-po araky izay
nivoadianao taminy Iehôvah Andriamani-
trao, izay naloaky ny vavanao.
24 Raha mankany amy ny tanim-boalo-
boky ny namanao hianao, dia hanaram-po
hihinana voaloboka ho voky hianao; fa
aza asianao amy ny fanakao.
25 Raha mankany amy ny tanim-bariny
ny namanao hianao, dia hanoty ny salohim-
-bary ny tànanao: fa azamana ngana fijin-
jana amy ny variny ny namanao.

## TOKO XXIV.

RAHA misy lehilahy maka vady, ka mam-
pakatra azy, ary raha tàhiny tsy mahita soa
eo imasony izy, satria nahita fahalotoana
teo aminy izy kosa; dia hanoratra taratasy
fisaoram-bady ho azy izy, ka homeny an-
-tànany, dia hampiala azy amy ny tranony
izy.
2 Ary raha miala amy ny tranony izy, dia
afaka handeha, ka ho vadin'olon-kafa izy.
3 Ary raha tàhiny tsy tiany ny vady hafa
izy, ka manoratra ho azy taratasy fisaoram-
-bady izy kosa, ary omeny iny any an-tà-
nany, ka mampiala azy amy ny tranony
izy: sa raha tàhiny maty ny vady hafa,
izay naka azy ho vadiny:
4 Dia tsy haka azy indray ho vadiny, ny
lahy fahiny izay nisao-bady azy, rehefa no
lotoina izy; fa zava-betaveta eo anatrehany
Iehôvah iny: ary aza mampanota ny
tany, izay omeny Iehôvah Andriamanitrao
anao ho fandovana.
5 Raha misy olona mampakatra vady vao-
vao, tsy hivoaka any an-tafikia izy, ary tsy
hampitandremana raharaha akory izy: ho
afaka amin-draharaha eo an-trano herintaona
izy, ka hampifaly ny vadiny, izay nam-
pakariny.
6 Aoky tsy halaina ho fampitànana ny
vato fitotoan-koba ambany, sa ambony: fa
famelomana izany fampitànan' izany.
7 Raha misy olona hita mangalatry ny
zanaky Isiraely, rahalahiny, anankiray, ka
manao varotra azy, sa amidiny; dia ho
maty izany mpangalatr' izany: ka dia ha-
nesotry ny ratsy eo aminao hianao.
8 —Tandremo ny aretim-boka mba hi-
zahanao tsara, ka hataonao araky izay re-
hetra hampianarany ireo mpisorona, za-
naky Levy, anao; araky izay nandidiako
azy ho tandremanareo hatao.
9 Tsarovy izay nataony Iehôvah Andria-
manitrao taminy Miriama tany an-dàlana,
rehefa nivoaka tany Ejipity hianareo.
10 —Raha mampindran-javatra amy ny
namanao hianao, aza miditra any an-tra-
nony haka ny fampitànany.
11 Mijanòna any ivelany, ary ny lehilahy
izay ampindraminao hamoaky ny fampità-
nana any ivelany.
12 Ary raha malahelo ny olona, aza ma-
tory amy ny fampitànany hianao;
13 Hamerina dia hamerina ho azy ny
fampitànana hianao, raha maty ny masoan-
dro, mba hatory amy ny lambany izy, ka
hisaotra anao: dia ho fahamarinana ho
anao eo anatrehany Iehôvah Andriamani-
trao izany.
14 —Aza mampahory mpanompo mi-
tamby, sady mahantra no malahelo, eo
amy ny rahalahinao, sa amy ny vahinao
izay eo anatiny ny vavahadinao eo amy ny
taninao:
15 Amy ny androny homenao ny tam-
biny, ary aoky tsy maty ny masoandro
aminy; fa malahelo izy, ary iny iriny ny
fony; fandroa hitaraina aminy Iehôvah
hanohitra anao izy, dia ho ota aminao iny.
16 Tsy hatao maty ny ray hisolo ny za-
naka, ary tsy hatao maty ny zanaka hisolo
ny ray; samy hatao maty ny olon-drehetra
noho ny fahotany.
17 Aza manao fitsarana miangatra amy
ny vahiny, *sa* amy ny kamboty; ary aza
maka ny fitafiany ny mpitondra-tena ho
fampitànana:
18 Fa tsarovy f' efa andevo tany Ejipity
hianao, ary efa nanavotra anao Iehôvah
Andriamanitrao ho afaka any: izany andi-
diako anao hanao itoy zavatr' itoy.
19 Raha mijinja ny varinao any an-tsaha-
nao hianao, ka manadino amboara any an-
-tsaha, aza miverina haka iny hianao: ho
any ny vahiny, ho any ny kamboty,
ary ho any ny mpitondra-tena, iny;
mba ho tahiny Iehôvah Andriamanitrao
hianao eo amy ny asa rehetra ataony ny
tànanao.
20 Raha manintsany ny hazonao oliva
hianao, aza manintsan' indroa hianao: ho
any ny vahiny, ho any ny kamboty, ary ho
any ny mpitondra-tena, iny.
21 Raha manangony ny voaloboka eo
amy ny tanim-boalobokao hianao, aza mi-
tsimpon' indroa hianao: ho any ny vahiny,
ho any ny kamboty, ary ho any ny mpi-
tondra-tena, iny.
22 Ary tsarovy f' efa andevo teo amy ny
tany Ejipity hianao; izany andidiako anao
hanao itoy zavatr' itoy.

## TOKO XXV.

RAHA misy olona sasany miadi-teny, ka
mankany amy ny fitsarana mba ho tsa-
raina izareo, dia aoka hanitsy ny marina
sy hanameloky ny ratsy izareo.
2 Ary raha tàhiny tokony ho kapohina ny

olon-dratsy, dia aoka handavo azy ny mpi-
tsara, ka ho kapohina eo anatrehany izy
amy ny kapoka manaraky ny helony.
3 Inefa-polo no ho kapohina izy, tsy mi-
hoatra; fandroa, raha manoatra izy ka
mikiapoka azy be, mihoatra noho izany,
dia haetry aminao ny rahalahinao.
4 Aza manakombony ny vavany ny omby,
raha mively vary, hianao.
5 Raha misy mpirahalahy miara-mi-
toetra, ary maty izay anankiray, ka tsy
manan' anaka, aoky tsy hanambady ny
vahiny any ivelany ny vadiny ny maty:
ny rahalahiny ny vadiny no hiditra any
aminy, ka hampakatra azy ho vadiny, ka
hitondra loloha azy.
6 Ary ny lahi-matoa izay haterany han-
dimby amy ny anarany ny rahalahy izay
maty, mba tsy maty eo amy ny Isiraely
ny anarany.
7 Ary raha tsy tiany ny lehilahy hiton-
dra loloha ny vadin-drahalahiny, dia aoky
ny vadin-drahalahiny hiakatra amy ny va-
vahady ho aminy ireo loholona, ka hanao
hoe, Tsy mety ny rahalahiny ny vadiko
hanangany ny anarany ny rahalahiny eo
amy ny Isiraely, tsy mety hitondra loloha
ahy izy.
8 Dia hiantso azy ireo loholony ny tanà-
nany, ka hiteny aminy, ary raha hijanona
izy, ka hanao hoe, Tsy tahanambady azy
aho:
9 Dia hanatona ny vadin-drahalahiny ho
any aminy eo anatrehany ireo loholona, ka
hanala ny kirarony amy ny tongony, dia
handrora amy ny tavany, ka hamaly, sy
hanao hoe, Dia toy izany hatao aminy izay
olona tsy hanangany ny mpianakaviny ny
rahalahiny.
10 Dia hatao ny anarany eo amy ny Isi-
raely hoe, Tranony lehy nanalany ny kira-
rony.
11 Raha misy olona mifamely, ary ny
vadiny ny anankiray manakeky hamonjy
ny vadiny amy ny tànany izay mamely
azy, ka maninjitry ny tànany, ka mihia-
zona azy amy ny filahiana:
12 Dia ho tapahinao ny tànany; tsy
hiantra ny masonao.
13 Aza manana vato samihafa, mihoatra
sy latsaka, ao an-kitaponao.
14 Aza manana ohatra samihafa, mihoatra
sy latsaka, eo an-tranonao.
15 Aoka ho marina sy mahitsy ny lanja-
nao: aoka ho marina sy mahitsy ny oha-
trao: mba ho ela velona hianao eo amy ny
tany izay omeny Iehôvah Andriamanitrao
anao.
16 Fa zava-betaveta eo aminy Iehôvah
Andriamanitrao izay rehetra manao izany
zavatr' izany, dia izay rehetra manao izay
tsi-marina.
17 Tsarovy izay nataony ny Amaleka
taminao tany an-dàlana, rehefa nivoaka
tany Ejipity hianareo:
18 Ahoana nitsenany anao tany an-dàlana
sy namonoany ny anao farany, dia izay re-
hetra teo aorianao, raha reraka sy sasatra
hianao: ary tsy natahotra an' Andriamani-
tra izareo.
19 Ary raha omeny Iehôvah Andriama-
nitrao fitsaharana amy ny fahavalonao re-
hetra manodidina, eo amy ny tany izay
omeny Iehôvah Andriamanitrao anao ho
fananana handova iny, dia ho vonoinao
ny fahatsiarovany ny Amaleka eo ambany
ny lanitra: aza hadino hianao.

## TOKO XXVI.

Ary rehefa niditra hianao, ho amy ny tany
izay omeny Iehôvah Andriamanitrao anao
ho fandovana, ary raha mandova iny hia-
nao, ka monina eo:
2 Dia hanalanao ny voalohany amy ny
vokatra rehetra amy ny tany, izay alainao
amy ny taninao izay omeny Iehôvah An-
driamanitrao anao, dia hasianao eo amy ny
harona, ka handeha any amy ny fitoerana
izay ho fidiny Iehôvah Andriamanitrao
hampitoerany ny anarany.
3 Dia mandehana any amy ny mpisorona
izay ho aminy izany andro izany, ka atavy
aminy hoe, Maneky aminy Iehôvah An-
driamanitrao aho andro any fa tonga aho teo
amy ny tany izay nianianany Iehôvah
tamy ny razantsikia homeny antsikia.
4 Dia halainy ny mpisorona ny harona
amy ny tànanao, ka hasiany eo alohany ny
fivoadiana any Iehôvah Andriamanitrao.
5 Dia mitenena hianao, ka atavy hoe eo
anatrehany Iehôvah Andriamanitrao, Olon-
-Tsiria efa ho faty ny raiko, ka nidina tany
Ejipity izy, dia nivahiny teo olona vitsy,
ka tonga firenena lehibe, mahery, ary be
olona, teo izy:
6 Dia nanaratsy antsikia ny olon-Ejipity,

ka nampahory antsikia, ka nampanompo
antsikia mafy:
7 Ary raha nitaraina taminy Iehôvah An-
driamanitry ny razantsikia isikia, dia ni-
haino ny feontsikia, ka nijery ny alahelon-
tsikia, sy ny asantsikia, ary ny fahoriantsi-
kia, Izy:
8 Dia tànana mahery, sy sandry nahinji-
tra, sy fampahatahoran-dehibe, sy famanta-
rana, ary fahagagana, nampivoahany Iehô-
vah antsikia tany Ejipity:
9 Dia nampiditra antsikia ho aminy itoy
fonenan' itoy Izy, ka nanome antsikia itoy
tany itoy, dia tany izay tondraka ronono,
sy tantely.
10 Ary ankehitriny, indro, efa nentiko ny
voaloham-bokatra amy ny tany izay no-
menao ahy, Iehôvah ô. Ary asivy iny eo
anatrehany Iehôvah Andriamanitrao, ary
mivavaha eo anatrehany Iehôvah Andria-
manitrao:
11 Ary mifalia eo amy ny soa re-
hetra izay nomeny Iehôvah Andriamani-
trao anao, sy ny mpianakavinao, hianao,
sy ny zanaky Levy, ary ny vahiny izay eo
aminao.
12 Rehefa nangoninao ny fahafolon-ka-
ren-drehetra avy amy ny vokatrao tamy
ny taona fahatelo, izany hoe, taona faha-
folon-karena, ka nomenao ho any ny za-
naky Levy, ny vahiny, ny kamboty, ary
ny mpitondra-tena, mba ho haniny eo
anatiny ny vavahadinao, ka ho voky iza-
reo;
13 Dia lazao eo anatrehany Iehôvah An-
driamanitrao, Efa nalaiko ny zava-masina
tamy ny trano, ka nomeko koa ho any ny
zanaky Levy sy ny vahiny, ho any ny
kamboty sy ny mpitondra-tena, araky ny
didinao rehetra izay nandidianao ahy; tsy
nanota ny didinao aho, ary tsy hadinoiko:
14 Tsy nihinany iny teo amy ny fisao-
nako aho, ary tsy naka iny akory ho amy
ny fahalotoana aho, na nanome iny akory
ho any ny maty: efa nihaino ny feony Ie-
hôvah Andriamanitro aho; efa nanao
aho araky izay rehetra nandidianao ahy:
15 Any amy ny fonenanao masina, any
an-danitra, jereo, ka tahio ny Isiraely olo-
nao, sy ny tany izay nomenao anay, araky
izay nianiananao tamy ny razanay, tany
izay tondraka ronono sy tantely.
16 Andro any andidiany Iehôvah Andria-
manitrao anao hanao ireo lalàna sy fitsaran'
ireo: ary tandremo, ka atavy ireny amy
ny fonao rehetra, ary amy ny fanahinao re-
hetra.
17 Iehôvah nambaranao andro any fa ho
Andriamanitrao Izy, ary fa handeha amy
ny làlany hianao, ka hitandriny ireo lalàny,
sy ireo didiny, ary ireo fitsarany, ka hi-
haino ny feony:
18 Ary Iehôvah nanambara anao andro
any ho olony navotana, araky izay no la-
zainy taminao, hitandremanao ireo didiny
rehetra:
19 Ary hanandratany anao ambony ny
firenen-drehetra izay nataony, ho fiderana,
sy anarana, ary voninahitra; ary mba ho
firenena masina ho any Iehôvah Andria-
manitrao hianao, araky izay no lazainy.

## TOKO XXVII.

Dia nandidy ny olona i Mose sy ny loho-
lony ny Isiraely, ka nanao hoe, Tandremo
ny didy rehetra, izay andidiako anao andro
any.
2 Ary amy ny andro izay handehananareo
hita any Ioridany ho amy ny tany izay
omeny Iehôvah Andriamanitrao anao, dia
atsangano vato lehibe sasany ho anao, ka
lalory amy ny feta sokay ireny.
3 Ary ny teny rehetra aminy itoy lalàna
itoy soraty eo aminy, raha mandeha mita
hianao, mba hiditra ho amy ny tany izay
omeny Iehôvah Andriamanitrao anao, tany
izay tondraka ronono, sy tantely, araky izay
no lazainy Iehôvah Andriamanitry ny ra-
zanao taminao.
4 Ary rehefa nandeha nita any Ioridany
hianareo, dia atsangano ireo vato ireo, izay
andidiako anareo andro any, any an-ten-
drombohitra Ebala, ka lalory amy ny feta
sokay ireny.
5 Ary hatsanganao fivoadiana any ho any
Iehôvah Andriamanitrao, fivoadiana vato:
aza manangana vy *fiasana* aminy hianao.
6 Vato sasany tsy voa voatra hanavanao
ny fivoadiana any Iehôvah Andriamanitrao;
ka atero fanatitra hodorana eo amboniny,
ho any Iehôvah Andriamanitrao:
7 Ary atero fanatitra fisaorana, ka hano
any, ka mifalia eo anatrehany Iehôvah An-
driamanitrao.
8 Ary soraty marimarina eo aminy ireo
vato ny teny rehetra aminy itoy lalàna
itoy.

9 —Dia niteny Mose, sy ireo mpisorona zanaky Levy, tamy ny Isiraely rehetra, ka nanao hoe, Tandremo ka henoy, ry Isiraely ô: efa olony Iehôvah Andriamanitrao andro any hianao.

10 Dia henoy ny feony Iehôvah Andriamanitrao, ka atavy ireo didiny, sy ny lalàny, izay andidiako anao andro any.

11 Dia nandidy ny olona taminy izany andro izany Mose, ka nanao hoe,

12 Ireo hijanona eo ambony ny tendrombohitra Gerizima hitahy ny olona, rehefa tafita any Ioridany hianareo; ny Simeona, sy ny Levy, sy ny Ioda, sy ny Isakara, sy ny Iosefa, ary ny Beniamina:

13 Ary ireo hijanona eo ambony ny tendrombohitra Ebala hanozona; ny Reobena, ny Gada, sy ny Asera, ary ny Zebiolona, ny Dana, sy ny Nafitaly.

14 Dia hiteny ny zanaky Levy, ka hanao amy ny olon-Isiraely rehetra amy ny feo mahery hoe;

15 Hozonina ny olona izay manao endri-javatra soritana, sa endri-javatra arendrikia, zava-betaveta aminy Iehôvah, asany ny tànany ny mahai-zavatra, ka asiany eo amy ny miafina. Dia hamaly ny olon-drehetra, ka hanao hoe, Amena.

16 Hozonina izay mamingivingy ny rainy, sa ny reniny. Dia hanao ny olon-drehetra hoe, Amena.

17 Hozonina izay mamindra ny fari-taniny ny namany. Dia hanao ny olon-drehetra hoe, Amena.

18 Hozonina izay mampivily ny jamba amy ny làlana. Dia hanao ny olon-drehetra hoe, Amena.

19 Hozonina izay manao fitsarana miangatra amy ny vahiny, ny kamboty, ary ny mpitondra-tena. Dia hanao ny olon-drehetra hoe, Amena.

20 Hozonina izay mandry amy ny vadin-drainy; satria mandry aminy izay nandrian-drainy izy. Dia hanao ny olon-drehetra hoe, Amena.

21 Hozonina izay mandry amy ny biby akory. Dia hanao ny olon-drehetra hoe, Amena.

22 Hozonina izay mandry amy ny anabaviny, zanaka-vavin-drainy, sa zanaka-vavin-dreniny. Dia hanao ny olon-drehetra hoe, Amena.

23 Hozonina izay mandry amy ny rafozani-vavy. Dia hanao ny olon-drehetra hoe, Amena.

24 Hozonina izay mamono mangingina ny namany. Dia hanao ny olon-drehetra hoe, Amena.

25 Hozonina izay mandray tamby hamono olo-marina. Dia hanao ny olon-drehetra hoe, Amena.

26 Hozonina izay tsy mahato ny teniny itoy lalàna itoy, hanao ireny. Dia hanao ny olon-drehetra hoe, Amena.

## TOKO XXVIII.

Ary raha hihaino dia hihaino ny feony Iehôvah Andriamanitrao hianao, hitandremanao hanao ny didiny rehetra, izay andidiako anao andro any, dia hasandratry Iehôvah Andriamanitrao hianao lavitra ambony ny firenen-drehetra ambony ny tany:

2 Dia ho tonga aminao ireny fitahian-drehetr' ireny, ka hahatratra anao, raha hihaino ny feony Iehôvah Andriamanitrao hianao.

3 Ho tahina hianao ao an-tanàna, ka ho tahina hianao any an-tsaha.

4 Ho tahina ny ateraky ny kibonao, sy ny vokatry ny taninao, sy ny ateraky ny bibinao, ny ateraky ny ombinao, sy ny ondrinao maro.

5 Ho tahina ny haronao, sy ny fitehirizany ny kobanao.

6 Ho tahina hianao, raha miditra hianao, ary ho tahina hianao, raha mivoaka hianao.

7 Hatolotry Iehôvah ho resy eo alohanao ny fahavalonao, izay mitsangana hanohitra anao: làlan' iray hivoahany hanohitra anao, ary làlana fito handosirany eo alohanao.

8 Halatsaky Iehôvah aminao ny fitahiana, eo amy ny fitoeram-barinao, ary eo aminy izay rehetra asianao ny tànanao: dia hitahy anao Izy, eo amy ny tany izay omeny Iehôvah Andriamanitrao anao.

9 Hampitoetra anao Iehôvah ho firenena masina ho Azy, araky izay nianianany taminao, raha hitandriny ireo didiny Iehôvah Andriamanitrao hianao, ka handeha eo amy ny làlany.

10 Dia hahita ny firenen-drehetra ambony ny tany fa antsoina amy ny anarany Iehôvah hianao; dia hatahotra anao izareo.

11 Dia hambininy Iehôvah hianao amy ny zava-tsoa, amy ny ateraky ny kibonao, sy amy ny ateraky ny bibinao, ary amy ny

vokatry ny taninao, eo amy ny tany, izay
nianianany Iehôvah tamy ny razanao ho-
mena anao.
12 Ho vohany Iehôvah ho anao ny fite-
hirizany tsara, ny lanitra, handatsahany
ranonorana amy ny taninao amy ny fo-
toany, ary hitahiany izay rehetra asany ny
tànanao; ary hampindrana amy ny firenena
maro hianao, ary tsy hindrana hianao.
13 Dia hataony Iehôvah hianao ho loha,
ary tsy ho rambo; ary ho ambony hiany
hianao, ary tsy ho ambany hianao: raha
ho henoinao ireo didiny Iehôvah Andria-
manitrao, izay andidiako anao andro any ho
tandremana ka hatao.
14 Ary aza miala hianao amy ny teny
rehetra izay andidiako anao andro any, ho
amy ny ankavanana, na ho amy ny anka-
via, hanaraky ny andriamani-kafa, hanompo
azy.
15 Ary raha tsy ho henoinao ny feony
Iehôvah Andriamanitrao, hitandremanao
hanao ny didiny rehetra, sy ny lalàny, izay
andidiako anao andro any; dia hankeo
aminao ireo fanozonan-drehetr' ireo, ka ha-
hatratra anao:
16 Hozonina hianao ao an-tanàna, ary
hozonina hianao any an-tsaha.
17 Hozonina ny haronao, sy ny fitehiri-
zany ny kobanao.
18 Hozonina ny ateraky ny kibonao, sy
ny vokatry ny taninao, ny ateraky ny om-
binao, sy ny ondrinao maro.
19 Hozonina hianao, raha miditra hianao,
ary hozonina hianao, raha mivoaka hianao.
20 Hampandehaniny Iehôvah aminao fano-
zonana, fahoriana, ary fananarana, eo ami-
ny izay rehetra asianao ny tànanao hatao,
mandra-paharingiana hianao, ary mandra-
-pahalany faingiana hianao: noho ny hara-
tsiny ny ataonao izay nahafoizanao Ahy.
21 Hampireketany Iehôvah aminao ny
aretin-dratsy mandra-pahalaniny hianao eo
amy ny tany, izay andehananao handova
iny.
22 Fandaniana, sy tazo mahamay, sy
fahafanana, sy fahamaizam-be, sy sabatra,
sy lazo, ary bobongolo be, hamelezany
Iehôvah anao: dia hanenjikia anao ireny,
mandra-pahalany hianao.
23 Dia ho varahina ny lanitra izay eo
ambony ny lohanao, ka ho vy ny tany izay
eo ambaninao.
24 Hampodiny Iehôvah ny ranonorana
amy ny taninao ho ditsikia sy vovoka: avy
any an-danitra hidinany iny aminao man-
dra-paharingiana hianao.
25 Hatolotry Iehôvah hianao ho resy eo
alohany ny fahavalonao: làlan' iray hi-
voahanao hanohitra azy, ary làlana fito
handosiranao eo alohany: dia hampiele-
zina any amy ny fanjakan-drehetra ambony
ny tany hianao.
26 Ary ny fatinao ho haniny ny voron-
-drehetra eo amy ny lanitra, sy ny biby
amy ny tany, ka tsy hisy olona hampi-
taitra.
27 Ny vay Ejipity, sy ny vay mivalan-
-dra, sy ny tako-pery, ary ny hatina, izay
tsy azonao ody, hamelezany Iehôvah anao.
28 Fahadalana, sy fahajambana, ary fa-
hagagam-po, hamelezany Iehôvah anao.
29 Dia hitsapatsapa antoandro hianao, ta-
haky ny fitsapany ny jamba eo amy ny
maizina, ka tsy hambinina eo amy ny làlan-
-kalehanao hianao: dia ho ory hiany hia-
nao, ka ho simba mandrakizay, ka tsy hisy
olona hamonjy.
30 Hifofo vady hianao, ary olon-kafa
handry aminy: hanao trano hianao, ka tsy
honina eo hianao: hanao tanim-boaloboka
hianao, ka tsy hanangony ny voaloboka eo
hianao.
31 Ny ombinao ho vonoina eo imasonao,
ka tsy hihinany iny hianao: ny ampondra-
nao halaina an-kery eo anatrehanao, ka tsy
hampodina aminao: ny ondrinao homena
ho any ny fahavalonao, ka tsy hanan-ka-
monjy hianao.
32 Ny zanakao-lahy sy ny zanakao-vavy
homena ho any ny firenena hafa, dia hijery
ny masonao, ka ho pahina amy ny andro
tontolo noho izareo: dia ho reraka ny tà-
nanao.
33 Ny vokatry ny taninao, sy ny asanao
rehetra, ho haniny ny firenena izay tsy fan-
tatrao; hampahorina hiany hianao, ka ho
torotoroina mandrakariva:
34 Dia ho very saina hianao noho ny fa-
hitany ny masonao, izay ho hitanao.
35 Vay ratsy izay tsy azonao ody, eo
amy ny lohalikia, sy eo amy ny tongotra,
hamelezany Iehôvah anao, hatramy ny fa-
ladiany ny tongotrao, ka hatramy ny tam-
pon-dohanao.
36 Ho entiny Iehôvah hianao, sy ny
mpanjakanao izay hatsanganao ho anao, ho
amy ny firenena izay tsy fantatrao, na ny

razanao: ary any hanompoanao andria-
mani-kafa sasany, vato sy hazo.
37 Dia ho fahatalanjonana, ohabolana,
ary ventinteny, hianao, eo amy ny firenen-
-drehetra izay hitondrany Iehôvah anao.
38 Ho entinao voan-javatra betsaka any
an-tsaha, ary kely hangoninao; fa ho lany
ny valala iny.
39 Hanao tanim-boaloboka hianao, ka
hamboarinao, fa tsy hisotro divay, na ha-
mory akory hianao; fa ho haniny ny fositra
ireny.
40 Hanana hazo oliva eo amy ny taninao
rehetra hianao, fa tsy hihioso-tsolikia hia-
nao: fa hanary voa ny hazonao oliva.
41 Hiteraka zanaka-lahy sy zanaka-vavy
hianao, fa tsy ho anao izareo; fa ho lasa
ho babo izareo.
42 Ny hazonao rehetra, sy ny vokatry
ny taninao, ho lany ny valala.
43 Ny vahiny izay eo anatinao hisandra-
tra amboninao indrindra, ary hietry ambany
indrindra hianao.
44 Izy hampindrana aminao, ary tsy ham-
pindrana aminy hianao: izy ho loha, ary
hianao ho rambo.
45 Dia hankany aminao ireo fanozonan-
-drehetr' ireo, dia hanenjikia anao, ka ha-
hatratra anao, mandra-paharingiana hia-
nao: satria tsy nihaino ny feony Iehôvah
Andriamanitrao hianao, hitandremanao ireo
didiny sy ny lalàny, izay nandidiany anao:
46 Dia ho famantarana sy ho fahaga-
gana aminao, sy amy ny zanakao mandra-
kizay, ireny.
47 Satria tsy nanompo any Iehôvah An-
driamanitrao hianao, tamy ny fifaliana sy
ny faharavoravoam-po noho ny habeny ny
zava-drehetra;
48 Dia fahanoanana, sy fangetahetana,
sy fitanjahana, ary filany ny zava-drehetra,
hanompoanao ny fahavalonao izay ham-
pandehaniny Iehôvah hanohitra anao: dia
hanisy vy fitondrana amy ny vozonao izy,
mandra-paharingiany hianao.
49 Ho entiny Iehôvah hanohitra anao
firenena avy lavitra, avy amy ny farany ny
tany, tahaky ny faniding ny voromahery:
firenena izay tsy fantatrao ny teniny;
50 Firenena masia-tarehy, izay tsy ha-
naja ny antitra, na hiantra ny tanora:
51 Dia ho haniny ny ateraky ny ombi-
nao, sy ny vokatry ny taninao, mandra-
-paharingiana hianao: izy tsy hamela ho
anao vary, divay, sa solikia, ny ateraky ny
ombinao, sa ny ondrinao maro, mandra-pa-
haringiany hianao.
52 Dia hanao fahirano anao eo amy ny
vavahadinao rehetra izy, mandra-pahandra-
vany ny màndanao avo ka mirova, izay
itokianao, eo amy ny taninao rehetra: dia
hataony fahirano hianao eo amy ny vava-
hadinao rehetra eo amy ny taninao rehe-
tra, izay omeny Iehôvah Andriamanitrao
anao:
53 Dia ho haninao ny ateraky ny kibo-
nao, ny nofony ny zanakao-lahy, sy ny
zanakao-vavy, izay omeny Iehôvah An-
driamanitrao anao, eo amy ny fahirano, ary
eo amy ny fanerena izay hanereny ny faha-
valonao anao.
54 Ny lehilahy malemy sy mihioninko-
nin' indrindra eo aminao, dia ho ratsy ny
masony amy ny rahalahiny, sy amy ny va-
dy andefimandriny, ary amy ny zanany sisa
izay havelany:
55 Ka tsy homeny azy akory ny nofony
ny zanany, izay ho haniny; satria tsy hisy
havela ho azy amy ny fahirano, sy amy ny
fanerena, izay hanereny ny fahavalonao
anao eo anatiny ny vavahadinao rehetra.
56 Ny vehivavy malemy sy mihioninko-
nina eo aminao, izay tsy sahy hanisy ny
faladiany ny tongony amy ny tany, noho
ny fihioninkonina sy ny fahalemena, dia
ho ratsy ny masony amy ny vady andefi-
mandriny, sy amy ny zanani-lahy, sy amy
ny zanani-vavy,
57 Ary amy ny ahitra izay mivoaka eo
anelanelany ny feny, ary amy ny zanany
izay hateranу; fa hihinana azy mangingina
izy noho ny tsi-fisian-java-drehetra, eo amy
ny fahirano, ary eo amy ny fanerena izay
hanereny ny fahavalonao anao eo anatiny
ny vavahadinao.
58 Raha tsy ho tandremanao hanao ny
teny rehetra aminy itoy lalàna itoy, izay
voa soratra eo aminy itoy boky itoy, hata-
hotry itoy anarana malaza sy mahatahotr'
itoy, IEHÔVAH ANDRIAMANITRAO;
59 Dia hataony Iehôvah mahagaga ny
aretinao, sy ny aretiny ny zanakao, dia
aretina lehibe, ka maharitr' ela, sy farariana
mafy, ka maharitr' ela.
60 Dia ho entiny aminao ny aretina Eji-
pity rehetra, izay natahoranao; dia hire-
kitra aminao ireny.
61 Ary ny fararian-drehetra sy ny aretin-

-drehetra koa, izay tsy voa soratra eo amy
ny bokiny itoy lalàna itoy, ho entiny Iehô-
vah aminao, mandra-paharingiana hianao.
62 Dia havela ho vitsy isa hianareo, na
dia maro toy ny kintana amy ny lanitra
hianareo: satria tsy nihaino ny feony Ie-
hôvah Andriamanitrao hianao.
63 Ary araky izay nifaliany Iehôvah
anareo hanao soa aminareo, sy hanamaro
anareo; araky izany hifaliany Iehôvah
anareo handringiana anareo sy handrava
anareo; dia ho fongorana hianareo eo amy
ny tany, izay andehanao handova iny.
64 Dia hampiely anao Iehôvah eo amy
ny firenen-drehetra, hatramy ny farany ny
tany ety, ka hatramy ny farany ny tany
ery; ary any hanompoanao andriamani-
-kafa sasany, izay tsy fantatrao, na ny ra-
zanao, dia hazo sy vato.
65 Ary eo aminy ireo firenen' ireo, tsy
hisy hiainanao, na hitsaharany ny faladiany
ny tongotrao: fa any hanomezany Iehô-
vah anao fo mangovitra, sy maso mipahina,
ary fanahy reraka.
66 Ary ny ainao hihiazohazo eo aloha-
nao: dia hatahotra andro aman' alina hia-
nao, ka tsy hisy hitokianao amy ny ainao:
67 Hanao hoe hianao nony maraina, Ma-
lakia hariva! ary hanao hoe hianao nony
hariva, Malakia maraina! noho ny tahotry
ny fonao izay hatahoranao, ary noho ny fa-
hitany ny masonao izay ho hitanao.
68 Dia hamerina anao Iehôvah any an-
-tsambo ho any Ejipity, amy ny làlana izay
nilazako taminao, Tsy hahita iny intsony
hianao; dia hamidy any amy ny fahavalo-
nareo ho andevo-lahy, sy ho andevo-vavy,
hianareo, ka tsy hisy hividy.

## TOKO XXIX.

Ireo no teniny ny fanekena izay nandi-
diany Iehôvah any Mose hatao amy ny
zanaky Isiraely teo amy ny tany Moaba,
hanampy ny fanekena izay nataony taminy
tany Horeba.
2 Dia niantso ny Isiraely rehetra i Mose,
ka nanao taminy hoe, Efa hitanareo izay
rehetra nataony Iehôvah teo imasonareo
teo amy ny tany Ejipity, taminy Farao,
sy tamy ny mpanompony rehetra, ary tamy
ny taniny rehetra;
3 Ireo fizahan-toetra lehibe izay efa hi-
tany ny masonao, ireo famantarana, ary
ireo fahagagan-dehibe ireo:
4 Anefa tsy nomeny Iehôvah anareo fo
hahalala, sy maso hahita, ary sofina han-
dre, mandrak' andro any.
5 Dia nitondra anareo tany an-efitra efa-
-polo taona aho: tsy nihiatonta taminareo
ny fitafianareo, ary tsy nihiatonta tamy
ny tongotrao ny kiraronao.
6 Mofo tsy no haninareo, ary divay sy
toaka tsy no sotroinareo, mba ho fantatrareo
f' Izaho no Iehôvah Andriamanitrareo.
7 Ary raha tonga taminy itoy fitoeran'
itoy hianareo, dia nivoaka i Sihona mpan-
jaka any Hesibona, ary Oga mpanjaka any
Basana, hitsena antsikia hiady, dia na-
mely azy roa isikia:
8 Dia naka ny taniny isikia, ka nomen-
tsikia iny ho lovany ny zanaky Reobena
sy ny zanaky Gada, ary ny antsasaky ny
fireneny ny zanaky Manase.
9 Dia tandremo ireo teniny itoy fanekén'
itoy, ka atavy ireny, mba hambinina hia-
nareo aminy izay rehetra ataonareo.
10 Hianareo rehetra mijanona andro any
eo anatrehany Iehôvah Andriamanitrareo:
ny mpifehy anareo, ny firenenareo, ny lo-
holonareo, ary ny kapitenareo, ny lehilahy
Isiraely rehetra;
11 Ny zanakareo madinikia, ny vadina-
reo, ary ny vahininao, izay eo amy ny to-
binao, na ny mpijinja ny hazonao na ny
mpantsaky ny ranonao:
12 Mba hidiranao amy ny fanekena
any Iehôvah Andriamanitrao, sy ny fiania-
nany, izay ataony Iehôvah Andriamanitrao
aminao andro any:
13 Hampitoerany anao andro any ho fire-
nena ho Azy, ary mba ho Andriamanitra
ho anao Izy, araky izay no lazainy taminao,
ary araky izay nianianany tamy ny raza-
nao, taminy Abirahama, taminy Isaka,
ary taminy Iakoba.
14 Ary tsy aminareo hiany no anavako
itoy fanekena sy fianianan' itoy:
15 Fa aminy izay mijanona eto amintsi-
kia andro any eo anatrehany Iehôvah An-
driamanitsikia, ary aminy izay koa tsy eto
amintsikia andro any:
16 (Fa fantatrareo ahoana nitoerantsikia
teo amy ny tany Ejipity; ary ahoana nan-
dehanantsikia hamaky ny firenen-tsamihafa
izay nandehananareo?
17 Ary efa hitanareo ny fahavetavetany,

sy ny sampiny, hazo sy vato, volafotsy sy
volamena, izay teo aminy :)
18 Fandroa hisy eo aminareo lehilahy, sa
vehivavy, sa mpianakavy, sa firenena, izay
manam-po hiala aminy Iehôvah Andria-
manitsikia, andro any, handeha hanompo
ireo andriamanitry ireny firenen' ireny:
fandroa hisy eo aminareo fakana izay ma-
moa afero sy zava-mangidy;
19 Ary raha mihaino ireo teniny itoy fa-
nozonan' itoy izy, dia hisaotra tena am-pony,
ka hanao hoe, Hanam-pihiavanana aho, na
dia manaraky ny haditry ny foko aho, ha-
nampy hetaheta amy ny fileona:
20 Dia tsy hety hiantra azy Iehôvah, fa
hanetroka aminy izany lehilahy izany ny
fahatezerany Iehôvah, sy ny fialonany,
ary handry amboniny ny fanozonan-drehe-
tra izay voa soratra aminy itoy boky itoy,
ka ho vonoiny Iehôvah ny anarany, ho
afaka eo ambany ny lanitra;
21 Dia hanokana azy Iehôvah ho amy ny
ratsy avy amy ny firenen-drehetra amy ny
Isiraely, araky ny fanozonan-drehetra amy
ny fanekena izay voa soratra aminy itoy
bokiny ny lalàna itoy;
22 Dia ho lazainy ny taranaka man-
dimby, zanakareo, izay hitsangana han-
dimby anareo, ary ny vahiny izay ho
avy amy ny tany lavitra, raha hitany ny
aretin-dratsy eo aminy itoy tany itoy, sy ny
farariana izay ampahararianу Iehôvah iny:
23 Fa solifara, sy fanasina, *ary* fando-
roana ny tany rehetra eo, tsy afafy iny,
ary tsy mamoa, ary tsy maniry ahitra
akory eo, tahaky ny fandravana any So-
doma, sy Gomora, i Adima, sy Zeboima,
izay no ravany Iehôvah tamy ny fahavini-
rany sy tamy ny fahatezerany:
24 Dia hataony ny firenen-drehetra hoe,
Nahoana no nataony Iehôvah izany taminy
itoy tany itoy? nahoana no nirehitra izany
fahatezeran-dehibe izany?
25 Ary hatao hoe, Satria nahafoy ny fa-
nekena any Iehôvah Andriamanitry ny
razany izareo, izay nataony taminy raha
nampivoaka azy teo amy ny tany Ejipity
Izy:
26 Ary nandeha izareo, ka nanompo an-
driamani-kafa sasany, ka nivavaka taminy,
andriamanitra izay tsy fantany, ary Izy tsy
nanome azy ireny;
27 Dia nirehitra ny fahatezerany Iehôvah
taminy itoy tany itoy, hitondrany ho
aminy, ny fanozonan-drehetra izay voa so-
ratra eo aminy itoy boky itoy;
28 Ary fahavinirana, sy fahatezerana, ary
fahatezerana mirehitra, namongorany Ie-
hôvah azy teo amy ny taniny, ary nandroa-
hany azy ho amy ny tany hafa, tahaky ny
andro any.
29 Any Iehôvah Andriamanitsikia ny
zava-miafina: fa antsikia sy any ny zana-
tsikia ho mandr akizay ny zavatra ambara,
hankatoavantsikia ireo teny rehetra aminy
itoy lalàna itoy.

## TOKO XXX.

Ary raha tonga aminao ireny zava-dre-
hetr' ireny, ny fitahiana sy ny fanozonana
izay nasiako teo alohanao, ka ho tsarovinao
eo amy ny firenen-drehetra, izay androa-
hany Iehôvah Andriamanitrao anao,
2 Ka hiverina ho aminy Iehôvah Andria-
manitrao hianao, ka hihaino ny feony,
araky izay rehetra andidiako anao andro
any, hianao sy ny zanakao, amy ny fonao
rehetra, ary amy ny fanahinao rehetra;
3 Dia hampodiny Iehôvah Andriamani-
trao ny anao efa babo, dia hamindra-fo ami-
nao Izy, ka hiverina, ka hanangona anao
eo amy ny firenen-drehetra izay ampiele-
zany Iehôvah Andriamanitrao anao.
4 Raha tàhiny misy aminao roahina ho
amy ny fara-vodi-lanitra, any hanangonany
Iehôvah Andriamanitrao anao, ary any ha-
nalany anao:
5 Dia hampiditra anao Iehôvah Andria-
manitrao ho amy ny tany izay no lovany
ny razanao, ka handova iny hianao; dia
hanao soa aminao Izy, ka hanamaro anao
mihoatra noho ny razanao.
6 Dia ho forany Iehôvah Andriamani-
trao ny fonao, sy ny fony ny zanakao, hitia-
vanao any Iehôvah Andriamanitrao amy ny
fonao rehetra, ary amy ny fanahinao rehe-
tra, mba ho velona hianao.
7 Dia hasiany Iehôvah Andriamanitrao
ireny fanozonan-drehetr' ireny amy ny fa-
havalonao, sy aminy izay mandrafy anao,
izay nanenjikia anao.
8 Dia hiverina hianao, ka hihaino ny
feony Iehôvah, ka hanao ny didiny rehetra,
izay andidiako anao andro any.
9 Dia hambininy Iehôvah Andriamani-
trao ho soa hianao, amy ny asa rehetra
asiany ny tànanao, amy ny ateraky ny

kibonao, ary eo amy ny ateraky ny bibi-
nao, ary eo amy ny vokatry ny taninao;
fa hifaly anao indray Iehôvah ho soa,
araky izay nampifaliany ny razanao Azy;
10 Raha hihaino ny feony Iehôvah An-
driamanitrao hianao, hitandremanao ireo di-
diny, sy ireo teniny, izay voa soratra aminy
itoy bokiny ny lalàna itoy; raha hiverina
hianao ho aminy Iehôvah Andriamanitrao,
amy ny fonao rehetra, ary amy ny fanahi-
nao rehetra.
11 F' itoy didy itoy izay andidiako anao
andro any, tsy miafina aminao iny, ka tsy
lavitra iny.
12 Tsy any an-danitra iny, hanavanao
hoe, Iza no hiakatra any an-danitra noho
isikia, ka hitondra iny ho antsikia, mba
hambarany amintsikia iny, ka hataontsikia
iny?
13 Ary tsy any an-dafiny ny ranomasina
iny, hanavanao hoe, Iza no hankany an-
-dafiny ny ranomasina noho isikia, ka hi-
tondra iny ho antsikia, mba hambarany
amintsikia iny, ka hataontsikia iny?
14 F' eo akekinao indrindra ny teny eo
am-bavanao, ary eo am-ponao, mba hatao-
nao iny.
15 Jereo, efa nasiako fiainana sy ny
tsara, ary fahafatesana sy ny ratsy, teo
alohanao andro any:
16 Nony nandidy anao aho andro any
ho tia any Iehôvah Andriamanitrao, han-
deha amy ny làlany, ary hitandriny ireo
didiny, sy ireo lalàny, ary ireo fitsarany,
mba ho velona, ka hihiamaro hianao; dia hi-
tahy anao Iehôvah Andriamanitrao eo amy
ny tany izay andehananao handova iny.
17 Fa raha hiala ny fonao, ka tsy hi-
haino hianao, fa ho taomina hianao, ka hi-
vavaka aminy ireo andriamani-kafa, sy ha-
nompo azy:
18 Dia milaza aminareo andro any Aho,
fa ho very dia very hianareo; tsy ho
ela velona eo amy ny tany hianareo, izay
andehananao mita any Ioridany handova
iny.
19 Ataoko lanitra sy tany ho vavolom-
belona hiampanga anareo andro any, fa
nasiako teo alohanao fiainana sy fahafa-
tesana, fitahiana sy fanozonana; ary mi-
fidia fiainana, mba ho velona hianao sy ny
zanakao:
20 Mba ho tianao Iehôvah Andriamani-
trao, hihainoanao ny feony, sy hiraizanao
aminy: f' Izy no fiainanao, sy fahelany
ny andronao: mba honenanao eo amy ny
tany, izay nianianany Iehôvah tamy ny ra-
zanao, taminy Abirahama, taminy Isaka,
ary taminy Iakoba, homena azy.

## TOKO XXXI.

Dia nandeha i Mose, ka nilaza ireo teny
ireo tamy ny Isiraely rehetra,
2 Ka hoy izy taminy, Roa-polo amby
zato taona andro any aho; tsy mahazo mi-
voaka sy miditra intsony aho: dia nanao
tamiko Iehôvah hoe, Tsy handeha hita io
Ioridany io hianao.
3 Iehôvah Andriamanitrao, Izy handeha
hita eo alohanao, Izy handringiany ireo
firenen' ireo eo alohanao, ka handova ireny
hianao: Iosioa, izy handeha hita eo aloha-
nao, araky izay no lazainy Iehôvah.
4 Dia hataony Iehôvah taminy ireo tahaky
ny nataony taminy Sihona sy taminy Oga,
mpanjaky ny Amora, ary tamy ny taniny,
izay no ravany,
5 Dia hanolotra azy eo alohanareo Ie-
hôvah, hanavanareo azy, araky ny didy
rehetra izay nandidiako anareo.
6 Mahareza, ka matokia: aza matahotra,
na manahy azy hianareo: f' Iehôvah An-
driamanitrao, Izy momba anao; tsy handao
anao, na hahafoy anao Izy.
7 Dia niantso any Iosioa i Mose, ka na-
nao taminy teo imasony ny Isiraely hoe,
Mahareza, ka matokia; fa hianao hiditra
ambany io olon' io ho amy ny tany izay nia-
nianany Iehôvah tamy ny razany homena
azy; dia hampandova azy iny hianao.
8 Ary Iehôvah, Izy mandeha eo alo-
hanao: Izy hiaraka aminao; tsy handao
anao Izy, na hahafoy anao; aza matahotra,
ka aza reraka hianao.
9 Dia nanoratry io lalàna io i Mose, ka
nanolotry io ho amy ny mpisorona, zanaky
Levy, izay nitondra ny fiarany ny fanekena
any Iehôvah, ary ho amy ny loholona Isi-
raely rehetra.
10 Dia nandidy azy Mose, ka nanao hoe,
Raha tapitra fito taona, amy ny fotoan'
androny ny fandefasana, eo amy ny fana-
sany ny trano-afindra;
11 Raha avy ny Isiraely rehetra hiseho
eo anatrehany Iehôvah Andriamanitrao eo
amy ny fitoerana izay ho fidiny, dia ho
vakinao ny teniny itoy lalàna itoy eo ana-

trehany ny Isiraely rehetra handrenesany.

12 Angony ny olona, lehilahy sy vehivavy, sy zaza madinikia, ary ny vahininao izay eo anatiny ny vavahadinao, handrenesany sy hianarany, ary hatahorany any Iehôvah Andriamanitrao, sy hitandremany hanao ny teny rehetra aminy itoy lalàna itoy:

13 Ary handrenesany ny zanany, izay tsy nahalala akory, sy hianarany hatahotra any Iehôvah Andriamanitrareo, amy ny andro rehetra iainanareo eo amy ny tany, izay andehananareo mita any Ioridany handova iny.

14 Dia hoy Iehôvah taminy Mose, Indro, manakeky ny andro hahafatesanao: miantsoa any Iosioa, ary mitoera hianareo eo amy ny trano-lainy ny fiangonana, mba handidy azy Aho. Dia nandeha i Mose sy Iosioa, ka nitoetra teo amy ny trano-lainy ny fiangonana izy roa lahy.

15 Dia niseho Iehôvah teo amy ny trano-lay teo amy ny andrin-drahona: dia nijanona teo ambony ny varavarany ny trano-lay ny andrin-drahona.

16 Dia hoy Iehôvah taminy Mose, Indro, hodi-mandry amy ny razanao hianao; ary hitsangana ireo olon' ireo, ka hijangajanga hanaraky ireo andriamanitry ny vahiny eo amy ny tany izay andehanany hitoetra eo aminy, dia hahafoy Ahy, ka hampitsoaky ny fanekeko izay nataoko taminy.

17 Dia hirehitra ny fahatezerako hanohitra azy aminy izany andro izany, dia hahafoy azy Aho, ka hanafiny ny tavako aminy, ary haringiana izareo, dia hanjo azy ny ratsy sy fahoriana maro: dia hatao hoe aminy izany andro izany, Tsy manjo antsikia ireo ratsy ireo va, satria tsy eo amintsikia ny Andriamanitsikia?

18 Ary Izaho hanafina dia hanafiny ny tavako aminy iny andro iny noho ny ratsy rehetra izay nataony, satria niala ho aminy ireo andriamani-kafa izareo.

19 Ary ankehitriny, soraty io fihiran' io ho anareo, ka ampianaro ny zanaky Isiraely; asivy eo am-bavany io, mba ho vavolombelona ho Ahy hiampanga ny zanaky Isiraely io fihiran' io.

20 Fa raha ho entiko izareo ho amy ny tany izay nianianako tamy ny razany, izay tondraka ronono sy tantely; ary hihinana izareo, ka ho voky, sy hihiatavy; dia hania ho aminy ireo andriamani-kafa izareo, ka hanompo azy, dia hampahatezitra Ahy, ka hampitsoaky ny fanekeko izareo.

21 Ary raha hanjo azy ny ratsy sy fahoriana maro, dia hiampanga azy toy ny vavolombelona io fihiran' io; fa tsy ho hadinoina eo am-bavany ny zanany iny; fa fantatro ny fihieverany, izay efa hataony, dia ankehitriny, raha tsy mbola nentiko ho amy ny tany, izay nianianako, izareo.

22 —Dia no soratany Mose io fihiran' io taminy izany andro izany, ka nampianariny ny zanaky Isiraely iny.

23 Dia nandidy any Iosioa zanaky Niona Izy, ka nanao hoe, Mahareza, ka matokia hianao; fa hianao hampiditry ny zanaky Isiraely ho amy ny tany izay nianianako taminy, ary homba anao Aho.

24 Ary rehefa tapitra nanoratry ny teniny itoy lalàna itoy teo amy ny boky Mose, mandra-pahavitany,

25 Dia nasainy Mose ny zanaky Levy, izay nitondra ny fiarany ny fanekena any Iehôvah, ka hoy izy,

26 Alao itoy bokiny ny lalàna itoy, ka asivy iny eo amy ny ilany ny fiarany ny fanekena any Iehôvah Andriamanitrareo, mba ho vavolombelona eo hiampanga anao iny.

27 Fa fantatro ny fiodinanao, sy ny hamafiny ny hatokao; indro, raha mbola velona eo aminareo andro any aza aho, dia niodina taminy Iehôvah hianareo, ka mainkia rehefa maty aho!

28 Angony eto amiko ny loholon-drehetra amy ny firenenareo, sy ny mpifehy anareo, mba ho lazaiko ireo teny ireo handrenesany, ka hataoko ny lanitra sy ny tany hiampanga azy.

29 Fa fantatro fa rehefa maty aho, hihiaratsy dia hihiaratsy hianareo, ka hiala amy ny làlana izay nandidiako anareo; dia hanjo anareo ny ratsy amy ny andro farany; satria hanao ratsy eo imasony Iehôvah hianareo, hampahatezitra Azy amy ny asany ny tànanareo.

30 Dia no lazainy Mose handrenesany ny fiangonan-drehetra amy ny Isiraely ireo teniny io fihiran' io, mandra-pahavitany.

## TOKO XXXII.

MIHAINOA, ry lanitra, dia hiteny aho: ary
aoka ho reny ny tany ny teniny ny va-
vako.
2 Hilatsaka tahaky ny ranonorana ny
fampianarako, hitete tahaky ny ando ny
teniko, dia tahaky ny erikia amy ny anana,
ary tahaky ny ranonorana mivatravatra amy
ny ahitra:
3 Fa ny anarany Iehôvah ho toriko:
omeo voninahitra ho an'Andriamanitsikia.
4 Vatolampy Izy; tanteraka ny asany;
fa fitsarana ny làlany rehetra: Andriama-
nitry ny to, ka tsy manan-keloka: sady
marina no mahitsy Izy.
5 Efa mihiaratsy aminy izareo: tsy za-
nany, manan-tsiny izareo: taranaka maditra
sy meloka izareo.
6 Mamaly any Iehôvah toy izany hiana-
reo va, ry olona adala, ka tsy hendry? tsy
rainao v' Izy, Izay nanavotra anao? na-
morona anao sy nampitoetra anao Izy.
7 Tsarovy ny andro fahiny, hevero ny
taonany ny taranaka maro handimby:
manontania amy ny rainao, dia hanambara
anao izy: amy ny loholonao, dia hilaza
aminao izareo.
8 Raha nampandova ny firenena maro
ny Ambony indrindra, raha nampisaraky
ny zanaky Adama Izy, dia nametra ny
fari-taniny ny olona araky ny isany ny za-
naky Isiraely Izy.
9 Fa anjarany Iehôvah ny olony: fan-
gitry ny lovany, ny Iakoba.
10 Nahita azy tany amy ny tany foana,
tany an-efitra midradradradra, Izy: nampi-
tety azy manodidina Izy, nampianatra azy
Izy, niaro azy tahaky ny anak' andriama-
sony Izy.
11 Tahaky ny famboatry ny voromahery
ny akaniny, ny fanombany ny zanany, ny
famelatry ny elany, ny faka azy, ny fitondra
azy amy ny elany:
12 Nitondrany Iehôvah hiany azy, ary tsy
nisy andriamani-kafa teo aminy.
13 Dia nampitaingina azy tamy ny fitoe-
ran' avo amy ny tany Izy, mba ho haniny
ny vokatry ny saha; ary nampitsentsitra
azy tantely tamy ny vatolampy, sy solikia
tamy ny vatolampy afo, Izy;
14 Ronono-mandry amy ny omby, ary ro-
nonon'ondry, sy zanak'ondry matavy, sy
ondri-lahy Basana, ary osy, sy vokatry ny
vary tsara indrindra; ary ny ra avy amy
ny voaloboka nisotroanao divay.
15 —Fa ny Olo-mahitsy nihiatavy, ka
namely diamanga; efa nihiatavy hianao,
efa nihiavori-nofo, efa nisaron-tavy hianao;
dia nahafoy an'Andriamanitra nahary azy
izareo, ka nanevateva ny Vatolampiny ny
famonjena azy.
16 Nampialona Azy taminy ireo zavatra
tsi-izy izareo; ny zava-betaveta nampaha-
tezerany Azy.
17 Nanalavoady ho any ny devoly, izay
tsy andriamanitra, izareo; ho any ireo an-
driamanitra izay tsy nahalalany, ho any
ireo andriamanitra vaovao niseho, izay tsy
natahorany ny razanareo.
18 Tsy nahatsiaro ny Vatolampy Izay
niteraka anao hianao, k' efa hadinoinao
Andriamanitra Izay namorona anao.
19 Ary raha hitany Iehôvah, dia tezitra
Izy, satria nampahatezitra ny zanani-lahy,
sy ny zanani-vavy.
20 Dia hoy Izy, Hanafiny ny tavako
aminy Aho, hizaha izay hiafarany Aho:
fa taranaka maditr' indrindra izareo, zaza
tsy mahatoky.
21 Izareo nampialona Ahy tamy ny tsy
Andriamanitra; ny zava-poany nampahate-
zerany Ahy: ary Izaho kosa hampialona
azy amy ny tsy olona; firenena adala ham-
pahatezerako azy.
22 Fa afo mirehitra amy ny fahatezerako,
ary handoro hatramy ny ambany indrindra,
dia handany ny tany sy ny fahavokarany
iny, ka hampirehitry ny fanambaniny ny
tendrombohitra.
23 Hampitambatry ny ratsy aminy Aho,
handany ny zana-tsipìkio aminy Aho.
24 Ho may ny noana izareo, ka ho lany
ny forohana mandoro, sy ny fandringianana
mahory: ary hampiditry ny nifiny ny biby
aminy, sy ny zava-mahafaty avy amy ny
menarana eo amy ny vovoka, Aho.
25 Ny sabatra eo ivelany, ary ny tahotra eo
anatiny, handany ny zatovo, sy ny mpitovo,
ny zaza minono, sy ny lehilahy fotsi-volo.
26 Hoy Izaho, Hampiely azy an-jorozoro
Aho, hampitsahatry ny fahatsiarovana azy
eo àmy ny olona Aho:
27 Raha tàhiny tsy natahotry ny fahate-
zerany ny fahavalo Aho, fandroa hanao ha-
fahafa ny fahavalony, fandroa hanao hoe
izareo, Avo ny tànanay, ary tsy Iehôvah
nanao izany rehetr' izany.

28 Fa firenena tsy misy saina izareo, ary
tsy misy fahalalana eo anatiny.
29 Enga ka hendry izareo, mahalala
izany, mihievitry ny farany, anie!
30 Atao ahoana no hanenjehany ny anan-
kiray ny arivo, ary hampandosirany ny
roa lahy ny iray alina, afa tsy efa nivarotra
azy ny Vatolampiny, k' efa nanidy azy
Iehôvah?
31 Fa tsy manahaky ny Vatolampintsikia
ny vatolampiny, aoka ho mpitsara ny faha-
valontsikia.
32 Fa tahom-boaloboka Sodoma ny ta-
hom-boalobony, dia avy amy ny saha Go-
mora: voaloboka afero ny voalobony, man-
gidy ny sampahony.
33 Odi-ratsiny ny menarana, sy ody man-
doza avy amy ny mambambohitra, ny di-
vainy.
34 Tsy voa afina amiko, voa petaka eo
amy ny rakitro, v' izany?
35 Ahy ny fampijaliana sy ny famaliana;
ho solafaka ny tongony amy ny fotoana;
fa antomatra ny androny ny fahoriany, ka
mahafaingiana ny zavatra izay hanjo azy.
36 Fa ho tsarainy Iehôvah ny olony, ary
haneniny ny amy ny mpanompony Izy, fa
hitany fa lany ny hery, ka tsy misy voa
hidy, na navela.
37 Dia hanao hoe Izy, Aiza no ireo an-
driamaniny, ny vatolampy izay nitokiany?
38 Izay nihinany ny taviny ny fanatiny,
*sy* nisotro ny divainy ny fanatiny aidina?
aoky hitsangana izareo, ka hamonjy ana-
reo, ka ho fiarovana anareo.
39 Izahao ankehitriny, f' Izaho dia Izaho
no Izy, ka tsy misy andriamanitra eo
amiko: Izaho no mamono, ary Izaho no
mamelona: Izaho no mandratra, ary Izaho
no mahasitrana; ary tsy misy mahavonjy
amy ny tànako.
40 Fa manangany ny tànako amy ny la-
aitra Aho, ka manao hoe, Velona mandra-
nizay Aho.
41 Raha manasa ny sabatro mamirapiratra
Aho, ka mihiazona fitsarana ny tànako; dia
hampijaly ny fahavaloko Aho, ka hamaly
izay mandrafy Ahy.
42 Hataoko mamo amy ny ra ny zana-
-tsipìkio, ary handany nofo ny sabatro;
amy ny rany ny vonoina sy ny babo, amy
ny voalohany ny famaliana amy ny faha-
valo.
43 Mifalia, hianareo firenena, *sy* ny
olony: fa hamaly ny rany ny mpanom-
pony, ary hampijaly ny fahavalony Izy,
ka hamindra-fo amy ny taniny, *sy* amy ny
olony.
44 —Dia nandeha i Mose, ka nilaza ny
teny rehetra aminy io fihiran' io handrene-
sany ny olona, izy sy Iosioa zanaky Niona.
45 Dia vitany Mose nilaza ireo teny re-
hetr' ireo tamy ny Isiraely rehetra:
46 Dia hoy izy taminy, Atavy ho latsaka
am-ponareo ny teny rehetra, izay ambarako
aminareo andro any, izay handidianareo ny
zanakareo hitandrina hanao, dia ny teny
rehetra aminy itoy lalàna itoy.
47 Fa tsy zava-poana ho anareo iny:
satria fiainanareo iny; ary izany zavatr'
izany mahelavelona anareo eo amy ny tany
izay andehananareo mita any Ioridany han-
dova iny.
48 —Dia niteny taminy Mose Iehôvah
taminy izany andro izany indrindra, ka
nanao hoe,
49 Miakara ho aminy itoy tendrombohi-
tra Abarima itoy hianao, dia tendrombo-
hitra Nebo, izay eo amy ny tany Moaba
izay eo tandrifiny Ieriko; ary jereo ny
tany Kanana izay omeko ny zanaky Isi-
raely ho fananana.
50 Dia matesa any an-tendrombohitra
izay iakaranao, ary aoka hangonina ho amy
ny olonao hianao; tahaky ny fahafatesany
Arona rahalahinao tany an-tendrombohitra
Hora, sy ny fanangonana azy ho amy ny
olony;
51 Satria nanota tamiko teo amy ny za-
naky Isiraely hianareo tany amy ny rano
any Meriba-Kadesa tany an-efitra Zina:
satria tsy nahamasina Ahy teo amy ny za-
naky Isiraely hianareo.
52 Kanefa hahita ny tany eo alohanao
hianao; fa tsy hiditra any amy ny tany
izay omeko ny zanaky Isiraely hianao.

## TOKO XXXIII.

Ary izany no fitsio-drano izay nitsiofany
Mose lehilahin' Andriamanitra rano ny za-
naky Isiraely, rehefa ho faty izy.
2 Dia hoy izy, Iehôvah niala tany Sinay,
ka nitsangana avy tany Seira homba azy;
namirapiratra Izy tany an-tendrombohitra
Parana, ary nandeha ombany ny masina tsy
omby iray alina Izy; tamy ny ankavanany
nivoahany ny afo, ho fitondrana azy.

3 Eny, tia ny olona Izy: eo an-tànanao
ny azy masina rehetra; ka nipetraka teo
amy ny tongotrao izareo: samy handray ny
teninao avy izareo.
4 Lalàna nandidiany Mose antsikia, lo-
vany ny fiangonany ny Iakoba.
5 Ary izy no mpanjaky ny Olo-mahitsy,
raha tafangona ny lohany ny olona, dia fire-
neny ny Isiraely.
6 —Aoka ho velona ny Reobena, ka tsy
maty, na ho vitsy ny olony.
7 —Ary izany ny amy ny Ioda: dia hoy
izy, Iehôvah ô, mihainoa ny feony ny Ioda,
ka ento ho amy ny olony izy; aoky ny tà-
nany ampy ho azy, ary mamonje azy amy
ny fahavalony Hianao.
8 —Ary ny amy ny Levy, hoy izy, Aoky
ny Tiomimanao sy ny Iorimanao ho amy
ny anao masina, izay nizahanao toetra tany
Masa, k' izay nifandiranao tany amy ny
rano Meriba;
9 Izay nilaza ny rainy, sy ny reniny, Tsy
nahita azy aho: ary tsy nahalala ny raha-
lahiny izy, ary ny zanany tsy fantany; fa
nitandriny ny teninao izareo, ka nitana ny
fanekenao.
10 Hampianatry ny Iakoba ny fitsaranao,
ary ny Isiraely ny lalànao, izareo: aoka
hanisy zava-manetona eo anatrehanao, sy
fanatitra hodorana eo ambony ny fivoa-
diana ho Anao, izareo.
11 Iehôvah ô, tahio ny fananany, ary an-
kasitraho ny asany ny tànany; mahavoaza
ny valahany izay mitsangana hanohitra
azy, sy izay mandrafy azy, mba tsy hitsan-
gan' intsony izareo.
12 —Ny amy ny Beniamina, hoy izy, Ny
malalany Iehôvah hitoetra soa aman-tsara
eo anilany; hanarona azy mandrakariva
Izy, ary hitoetra eo anelanelany ny sorony
Izy.
13 —Ary ny amy ny Iosefa, hoy izy, Ta-
hiny Iehôvah anie ny taniny, amy ny zava-
-tsoany ny lanitra, amy ny ando, ary amy
ny lalina izay mandry eo ambany,
14 Ary amy ny voan-javatra tsara, voka-
try ny masoandro, ary amy ny zava-tsoa
ampivoahany ny volana,
15 Ary amy ny lohan-javatry ny ten-
drombohitr' ela, ary amy ny zava-tsoany ny
tanety mandrakizay,
16 Ary amy ny zava-tsoany ny tany sy
ny habeny ny fahavokarany, ary amy ny
sitra-pony Izay nitoetra tany an-alakely:
aoka hankany amy ny lohany Iosefa izany,
dia any amy ny tampon-dohany izay nisa-
raka tamy ny rahalahiny.
17 Voalohan-teraky ny ombiny no voni-
nahiny, ary tandroky ny biby tokan-tan-
droka ny tandrony: izany hanotoany ny
olona hatramy ny farany ny tany: ary ali-
nalina amy ny Efiraima, ary arivoarivo amy
ny Manase, izy roa.
18 —Ary ny amy ny Zebiolona, hoy
izy, Mifalia, ry Zebiolona, eo amy ny
fivoahanao, ary Isakara, eo amy ny lainao.
19 Hiantso ny olona ho amy ny tendrom-
bohitra izareo; any hanaterany ny fanalam-
boadiny ny fahamarinana; fa hitsentsitry
ny hareny ny ranomasina, sy ny rakitra
miafina eo amy ny fasikia, izareo.
20 —Ary ny amy ny Gada, hoy izy, Ta-
hina izay mahalehibe ny Gada: mitoetra
tahaky ny liona izy, ka mamiravira ny
sandry sy ny tampon-doha koa.
21 Dia namboatry ny anjara voalohany
ho any tena izy, satria teo nanendreny ny
mpanao lalàna ny anjarany: dia nankany
niaraka tamy ny lohany ny olona izy; na-
nao ny fahamarinany Iehôvah, ary ny fitsa-
rany amy ny Isiraely, izy.
22 —Ary ny amy ny Dana, hoy izy,
Zana-diona ny Dana: hiantsambosambotra
avy any Basana izy.
23 —Ary ny amy ny Nafitaly, hoy izy,
Ry Nafitaly ô, ho voky zava-tsoa, ka ho
feno ny fitahiany Iehôvah hianao; mandovà
ny andrefana sy ny atsimo hianao.
24 —Ary ny amy ny Asera, hoy izy,
Aoka ho tahina ho maro anaka ny Asera;
aoka hankasitrahany ny rahalahiny izy,
ary aoka hanoboky ny tongony eo amy ny
solikia izy.
25 Ho vy sy varahina ny kiraronao; ary
hanahaky ny andronao ny herinao.
26 —Tsy misy manahaka an' Andriamani-
try ny Olo-mahitsy, Izay mitainginy ny
lanitra hamonjy anao, ary ny habakabaka
amy ny voninahiny.
27 Fiarovana Andriamanitra tsi-manan-
-taloha; ary eo ambany, ny sandry man-
drakizay: dia handroaky ny fahavalo eo
alohanao Izy, ka hanao hoe, Aringiano.
28 Dia hitoetra soa aman-tsara ny Isi-
raely irery; ho amy ny tany be vary, sy
divay, ny loharanony ny Iakoba: dia hi-
tete ando ny lanitra eo amboniny.
29 Finaritra hianao, ry Isiraely, iza no

mananaka anao, ry olona, vonjeny Iehôvah, ampingiany ny famonjena anao, ka sabatry ny voninahitrao! ary hody haneky anao ny fahavalonao; ary hianao hanitsaky ny fitoerany avo.

## TOKO XXXIV.

DIA niakatra tamy ny tany lemaka any Moaba, hankany an-tendrombohitra Nebo, i Mose, ho any an-tampony Pisiga izay eo tandrifiny Ieriko. Dia nasehony Iehôvah ny tany rehetra any Gileada hatrany Dana izy;
2 Ary ny Nafitaly rehetra, sy ny taniny ny Efiraima, sy ny Manase, ary ny taniny ny Ioda rehetra hatramy ny ranomasina farany;
3 Ary ny atsimo, ary ny tany lemaka amy ny lohasaha any Ieriko, tanàna be hazo rofia, hatrany Zoara.
4 Dia hoy Iehôvah taminy, Io no tany izay nianianako taminy Abirahama, taminy Isaka, ary taminy Iakoba, hoe, Homeko iny ho any ny zanakao; nataoko hianao hahita iny amy ny masonao, fa tsy handeha any mita hianao.
5 Dia maty tany Mose mpanompony Iehôvah, teo amy ny tany Moaba, araky ny teniny Iehôvah.
6 Dia nandevina azy Izy, teo an-dohasaha, teo amy ny tany Moaba teo tandrifiny Beti--peora: fa tsy misy olona mahalala ny fasany mandrak'andro any.
7 Efa roa-polo amby zato i Mose, raha maty izy: tsy pahina ny masony, ary tsy nihiena ny heriny.
8 Dia nisaona any Mose ny zanaky Isiraely telo-polo andro teo amy ny tany lemaka any Moaba: dia tapitra ny andro fitomaniana, fisaonana any Mose.
9 Ary Iosioa zanaky Niona, efa feno ny fanahy fahendrena: f' efa nasiany Mose ny tànany taminy; dia nihaino azy ny zanaky Isiraely, ka nanao araky izay nandidiany Iehôvah any Mose.
10 —Ary tsy nisy mpaminany nisehо teo amy ny Isiraely intsony tahaka any Mose, izay fantatry Iehôvah mifanatrikia,
11 Tamy ny famantarana rehetra, sy ny fahagagana, izay nanirahany Iehôvah azy hanao eo amy ny tany Ejipity, aminy Farao, sy amy ny mpanompony rehetra, ary amy ny taniny rehetra;
12 Ary tamy ny herin-tànana rehetra, ary tamy ny fampatahoran-dehibe rehetra izay nasehony Mose teo imasony ny Isiraely rehetra.

---

# NY BOKINY IOSIOA.

## TOKO I.

ARY rehefa maty Mose mpanompony Iehôvah, dia niteny taminy Iosioa zanaky Niona, mpanompo any Mose, Iehôvah, ka nanao hoe;
2 Efa maty Mose mpanompoko; ary ankehitriny, mitsangàna, mandehana mita itoy Ioridany itoy; hianao, sy ireo olon-drehetr' ireo, ho amy ny tany izay omeko azy, dia ho any ny zanaky Isiraely.
3 Ny tany rehetra izay ho diaviny ny faladiany ny tongotrareo, efa nomeko anareo izany, araky izay no lazaiko taminy Mose.
4 Hihiatramy ny efitra ny fari-taninareo, ka hatrany ety Lebanona ety, dia hatramy ny ony lehibe, ony Iofiraty, ny tany Heta rehetra, ka hatramy ny ranomasin-dehibe, any amy ny filentehany ny masoandro.
5 Tsy hisy olona hahajanona eo alohanao amy ny andro hiainanao rehetra; araky ny nombako any Mose hombako anao; tsy handao anao, na hahafoy anao, Aho.
6 Mahareza, ka matokia hianao: fa hianao hampandova ireo olon' ireo ny tany, izay nianianako tamy ny razany homena azy.
7 Mahareza hiany, ka matokia tsara hianao, hitandremanao hanao araky ny lalàna

rehetra, izay nandidiany Mose mpanompoko
anao; aza miala aminy ho amy ny anka-
vanana, na ho amy ny ankavia, mba ham-
binina hianao aminy izay rehetra alehanao.
8 Aoky tsy hiala amy ny vavanao itoy
bokiny ny lalàna itoy, fa mihievera iny
andro aman' alina, hitandremanao hanao
araky izay rehetra voa soratra eo; fa dia
hambininao ny làlanao, ka dia ho soa aman-
-tsara hianao.
9 Tsy efa nandidy anao v' aho? Maha-
reza, ka matokia hianao; aza matahotra,
ary aza reraka hianao; fa momba anao
Iehôvah Andriamanitrao aminy izay rehetra
alehanao.
10 —Dia nandidy ny mpifehy ny olona
Iosioa, ka nanao hoe;
11 Andeha hamaky ny toby, ka mandi-
dia ny olona, hoe, Manamboara vatsy ho
anareo; fa amy ny hateloan' andro hande-
hananareo hita itoy Ioridany itoy, hankany
handova ny tany izay omeny Iehôvah An-
driamanitrareo anareo handova iny.
12 Dia niteny tamy ny zanaky Reobena,
sy tamy ny zanaky Gada, ary tamy ny
antsasaky ny fireneny Manase, Iosioa, ka
nanao hoe;
13 Tsarovy ny teny izay nandidiany
Mose mpanompony Iehôvah anareo, hoe,
Iehôvah Andriamanitrareo efa nampitsaha-
tra anareo, k' efa nomeny ho anareo io tany
io:
14 Ny vadinareo, ny zanakareo madini-
kia, ary ny bibinareo, hitoetra eo amy ny
tany izay nomeny Mose anareo tamy ny
ety amorony Ioridany ety; fa hianareo
handeha hita eo alohany ny rahalahinareo,
dimy an-dàlana, lehilahy mahery hiady
avokoa, ka hanampy azy:
15 Mandra-pahampitsaharany Iehôvah ny
rahalahinareo tahaka anareo, ka handovany
koa ny tany izay omeny Iehôvah Andria-
manitrareo azy: dia hiverina hianareo ho
any amy ny taniny ny fandovanareo, ka
hanany iny, izay nomeny Mose mpanom-
pony Iehôvah anareo, amy ny ety amo-
rony Ioridany ety, any amy ny fiposahany
ny masoandro.
16 Dia namaly any Iosioa izareo, ka na-
nao hoe, Izay rehetra andidianao anay
hataonay, ary izay rehetra ampandehana-
nao anay halehanay.
17 Araky izay nihainoanay any Mose
hihainoanay anao amy ny zava-drehetra:
homba anao anie Iehôvah Andriamanitrao,
tahaky ny nombany any Mose.
18 Izay rehetra miodina amy ny didinao,
ka tsy mihaino ny teninao aminy izay re-
hetra andidianao azy, dia hatao maty izy:
mahareza hiany, ka matokia hianao.

## TOKO II.

Dia naniraka roa lahy tany Sitima hisafo
mangingina Iosioa, zanaky Niona, ka na-
nao hoe, Mandehana, mizahà ny tany, dia
hatrany Ieriko. Dia nandeha izy roa lahy,
ka nankany an-tranony ny mpijangajanga,
atao hoe, i Rahaba, ka nandry teo.
2 Ary no lazaina tamy ny mpanjaka any
Ieriko, hoe, Indro, nisy olona avy tamy ny
zanaky Isiraely nankaty anio alina, hisafo
ny tany.
3 Dia naniraka ny mpanjaka any Ieriko
taminy Rahaba, ka nanao hoe, Avoahy
ny olona izay nankaty aminao, izay ni-
ditra teo an-tranonao; fa hisafo ny tany
nihiaviany.
4 Dia nalainy ny vehivavy ny roa lahy,
dia nanafina azy izy, ka nanao izany hoe,
Ny lehilahy tonga taty amiko, fa tsy fanta-
tro taiza nihiaviany:
5 Dia tamy ny fanidiany ny vavahady,
rehefa maizina, dia nivoaka ny lehilahy:
tsy fantatro izay nalehany ny lehilahy:
manenjeha azy faingiana; fa hahatratra
azy hianareo.
6 Kanjo nampiakatra azy tany amy ny
tafon-trano izy, ka nanafina azy teo amy
ny amboaran-drongona, izay efa nahala-
hany teo amy ny tafon-trano.
7 Ary ny olona nanenjikia azy tamy ny
làlana mankany Ioridany, hatramy ny
fitana: ary raha tafavoaka izay nanenjikia
azy, dia nanidy ny vavahady izareo.
8 Ary dieny tsy mbola nandry izy roa
lahy, dia niakatra tany amy ny tafon-trano
ho any aminy izy:
9 Ka hoy izy taminy ireo lehilahy, Fan-
tatro f' efa nomeny Iehôvah anareo ny
tany, ary efa latsaka taminay ny fataho-
rana anareo, ary efa reraka izay mponina
rehetra eo amy ny tany noho hianareo.
10 F' efa nandre izahay ahoana nahamai-
nany Iehôvah ny ranony ny ranomasina
mena ho anareo, rehefa nivoaka tany Eji-
pity hianareo; ary izay nataonareo tamy
ny mpanjaka roa amy ny Amora, izay tany

an-dafiny Ioridany, i Sihona sy Oga, izay
naringianareo.
11 Ary nony efa nandre izahay, dia nan-
devilevy ny fonay, ka tsy nisy nanam-pa-
nahy intsony, noho hianareo: f' Iehôvah
Andriamanitrareo, Izy no Andriamanitra
eo amy ny lanitra ambony, ary eo amy ny
tany ambany.
12 Ary ankehitriny, masìna hianareo, sa-
tria nanao soa taminareo aho, aoky Iehôvah
hianiananareo amiko, fa hanao soa amy ny
tranony ny raiko hianareo kosa, ary home-
nareo famantarana marina aho:
13 Ka ho velomanareo ny raiko, sy ny
reniko, sy ny anadahiko, sy ny rahavaviko,
ary izay rehetra mety ho azy; dia ha-
monjy ny ainay amy ny fahafatesana hia-
nareo:
14 Dia hoy izy roa lahy taminy, Ho
maty ny ainay hisolo anareo, raha tsy ho
lazainareo io raharahanay io: ary rehefa
nomeny Iehôvah anay ny tany, dia hanao
soa aminao marin-tokoa izahay.
15 Dia nampidina azy tamy ny mahazaka,
teo amy ny varavaran-kely, izy; fa teo am-
bony ny mànda ny tranony, ary teo am-
bony ny mànda nitoerany.
16 Dia hoy izy taminy, Mandehana any
an-tendrombohitra hianareo, fandroa hi-
haona aminareo ny mpanenjikia, ka miere
any hateloana, mandra-piveriny ny mpa-
nenjikia; ary rehefa afak' izany, dia man-
dehana aminy izay halehanareo.
17 Ary hoy ny lehilahy taminy, Tsy
manan-tsiny izahay aminy io fampianianao
io, izay nampianianao anay.
18 Indro, raha tonga any amy ny tany
izahay, dia ho fehezinao io kofehy jaky io
eo amy ny varavaran-kely, izay nampidi-
nanao anay: ary halainao ho aminao eo
an-trano ny rainao, sy ny reninao, sy ny
anadahinao, ary izay rehetra eo an-tranon-
-drainao.
19 Ary izay rehetra hivoaka any amy ny
varavarany ny tranonao any an-dàlana,
ny lohany no hisiany ny helo-drany, ka ho
afa-keloka izahay: ary izay rehetra mitoe-
tra eo aminao any an-trano, ny lohanay hi-
siany ny helo-drany, raha tàhiny misy tà-
nana manendry azy.
20 Ary raha tàhiny ho lazalazainao io ra-
harahanay io, dia ho afaka izahay amy ny
fampianiananao izay nampianiananao anay.
21 Ary hoy izy kosa, Aoky izany araky
ny teninareo. Dia nampandehaniny, ka
niala izareo: ary no fehezíny ny kofehy
jaky teo amy ny varavaran-kely.
22 Dia nandeha izareo, ka nankany an-
-tendrombohitra, ary nitoetra tany hateloana
mandra-piveriny ny mpanenjikia; ary ni-
tady ny mpanenjikia tamy ny làlan-drehe-
tra, fa tsy nahita izareo.
23 Dia niverina izy roa lahy, ka nidina
tany an-tendrombohitra, ka nandeha nita,
ka nankany aminy Iosioa zanaky Niona,
dia nilaza izay rehetra nanjo azy izy roa
lahy:
24 Ka hoy izy roa lahy taminy Iosioa,
Dia natolotry Iehôvah tany an-tànantsikia
tokoa ny tany rehetra; ary efa reraka ny
mponina rehetra eo amy ny tany noho
isikia.

## TOKO III.

Dia nifoha maraina koa Iosioa: ary niala
tany Sitima izareo, ka nankany Ioridany,
izy sy ny zanaky Isiraely rehetra, ka nan-
dry teo izareo taloha no nitany.
2 Ary rehefa afaka hateloan' andro, dia
nandeha hamaky ny toby ireo mpifehy.
3 Dia nandidy ny olona izareo, ka nanao
hoe, Raha hitanareo ny fiarany ny fane-
kena any Iehôvah Andriamanitrareo, ary
ny mpisorona, zanaky Levy, mitondra iny,
dia mialà amy ny fitoeranareo, ka mana-
raha iny.
4 Kanefa asivy elanelany eo aminareo sy
iny, tokony ho roa arivo hakihio raha ho-
harina: aza manakeky iny, hahafantara-
nareo ny làlana, izay mety alehanareo: fa
tsy nalehanareo fahiny izany làlan' izany.
5 Ka hoy Iosioa tamy ny olona, Maha-
masinà-tena hianareo: fa ampitso hanavany
Iehôvah fahagagana maro eo aminareo.
6 Dia niteny tamy ny mpisorona Iosioa,
ka nanao hoe, Alao ny fiarany ny fanekena,
ka mandehana mita eo alohany ny olona
hianareo. Ary naka ny fiarany ny fane-
kena izareo, ka nandeha teo alohany ny
olona.
7 Dia hoy Iehôvah taminy Iosioa, Andro
any vao hahalehibeazako anao eo imasony
ny Isiraely rehetra, hahafantarany fa ta-
haky ny nombako any Mose hombako
anao.
8 Ary mandidia ireo mpisorona izay mi-
tondra ny fiarany ny fanekena, ka manava
hoe, Raha tonga any amorony ny ranony

Ioridany, dia mijanòna any Ioridany hiany
hianareo.
9 Ary hoy Iosioa tamy ny zanaky Isi-
raely, Mankanesa aty hianareo, ka mihai-
noa ny teniny Iehôvah Andriamanitrareo.
10 Dia hoy Iosioa, Izany hahafantara-
nareo f' eo aminareo Andriamanitra maha-
velona, ary handroaka dia handroaka eo
alohanareo ny Kanana, sy ny Heta, sy ny
Heva, sy ny Pereza, sy ny Girigasy, sy ny
Amora, ary ny Iebiosa, Izy:
11 Indro, ny fiarany ny fanekena any ny
Tompony ny tany rehetra mandeha hialoha
anareo ho any Ioridany;
12 Ary ankehitriny, alao ho anareo roa
amby ny folo lahy avy amy ny fireneny
Isiraely, lehilahy iray avy amy ny isam-
-pirenena;
13 Ary raha vao hijanona eo amy ny
ranony Ioridany ny faladiany ny tongotry
ireo mpisorona, izay mitondra ny fiarany
ny fanekena any Iehôvah, Tompony ny
tany rehetra, dia hisaraka ny ranony Iori-
dany, dia ny rano izay midina avy any
ambony; dia hijanona mitambatra iny.
14 —Ary raha niala ny olona tamy ny
lainy handeha mita any Ioridany, ary ireo
mpisorona mitondra ny fiarany ny fanekena
eo alohany ny olona;
15 Ary raha tonga tany Ioridany izay
nitondra ny fiara, ary nisitrikia tamy ny
sisin-drano ny tongotry ireo mpisorona
izay nitondra ny fiara, (fa manafotry ny
fefi-lohany rehetra Ioridany, mandany ny
fararano rehetra:)
16 Dia nijanona ny rano izay nidina avy
tany ambony, ka nivory mitambatra lavitra
dia lavitra, eo amy ny tanàna Adama, izay
eo anilany Zaretana: dia nitsahatra, ka ni-
saraka ny rano izay nidina ho any amy ny
ranomasiny ny tany lemaka, dia ny rano-
masina fanasina: ary ny olona nandeha nita
teo tandrifiny Ieriko.
17 Dia nijanona ireo mpisorona izay ni-
tondra ny fiarany ny fanekena any Iehôvah,
tambony ny tany maina teo afovoany Iori-
dany, ary ny Isiraely rehetra nandeha tamy
ny tany maina, mandra-pitany ny olon-
-drehetra any Ioridany.

## TOKO IV.

Ary rehefa tafita any Ioridany ny olon-
-drehetra, dia niteny Iehôvah taminy Iosioa,
ka nanao hoe;
2 Alao roa amby ny folo lahy avy amy
ny olona, lehilahy iray avy amy ny isam-
-pirenena;
3 Ka mandidia azy hianareo, ka atavy
hoe, Alao vato roa amby ny folo eto afo-
voany Ioridany eo amy ny fijanonany ny
tongotry ireo mpisorona amy ny hama-
fiana, ka ento miaraka aminareo ireny, ka
avelao ireny eo amy ny fitoerana izay han-
drianareo anio alina.
4 Dia nantsoiny Iosioa ny roa amby ny
folo lahy, izay no fidiny tamy ny zanaky
Isiraely, lehilahy iray avy tamy ny isam-
-pirenena:
5 Ary hoy Iosioa taminy, Mandehana eo
alohany ny fiarany Iehôvah Andriamani-
trareo ho eo afovoany Ioridany, ka samia
mitondra vato iray avy an-tsorony hianareo
rehetra, araky ny isany ny fireneny ny za-
naky Isiraely:
6 Mba ho famantarana eo aminareo iny,
raha manontany amy ny andro ho avy ny
zanakareo, ka manao hoe, Inona no ami-
nareo ireo vato ireo?
7 Dia hilaza aminy hianareo, Nisaraka
ny ranony Ioridany teo alohany ny fiarany
ny fanekena any Iehôvah; raha tafita any
Ioridany iny, dia nisaraka ny ranony Iori-
dany: ary ireo vato ireo ho fahatsiarovana
mandrakizay amy ny zanaky Isiraely.
8 Dia nanao izany ny zanaky Isiraely
araky izay no didiany Iosioa, ka nalainy
vato roa amby ny folo teo afovoany Iori-
dany, araky izay nandidiany Iehôvah any
Iosioa, araky ny isany ny fireneny ny za-
naky Isiraely, ka nentiny niaraka taminy
ho amy ny fitoerana, ka napetrany teo
ireny.
9 Ary Iosioa nanangana vato roa amby
ny folo teo afovoany Ioridany teo amy ny
fijanonany ny tongotry ireo mpisorona,
izay nitondra ny fiarany ny fanekena; ary
eo ireny mandrak' andro any.
10 F' ireo mpisorona izay nitondra ny
fiara nijanona teo afovoany Ioridany, man-
dra-pahavitany ny zava-drehetra izay nan-
didiany Iehôvah any Iosioa hiteny amy ny
olona, araky izay rehetra nandidiany Mose
any Iosioa: dia nandeha faingiana ny olona,
ka nita.
11 Ary rehefa tafita avokoa ny olon-dre-
hetra, dia nita teo imasony ny olona ny
fiarany Iehôvah, ary ireo mpisorona.
12 Dia nita ny zanaky Reobena, sy ny

zanaky Gada, ary ny antsasaky ny firenena
neny Manase, dimy an-dàlana, teo alohany
ny zanaky Isiraely, araky izay efa no lazainy
Mose taminy.
13 Tokony ho efatra alin-dahy nioma-
na hiady, nita teo anatrehany Iehôvah ha-
nafikia, ho eo amy ny tany lemaka any
Ieriko.
14 Taminy izany andro izany nahalehi-
beazany Iehôvah any Iosioa teo imasony
ny Isiraely rehetra; dia natahotra azy iza-
reo, araky izay natahorany any Mose tamy
ny andro niainany rehetra.
15 Dia niteny Iehôvah taminy Iosioa, ka
nanao hoe;
16 Mandidia ireo mpisorona izay miton-
dra ny fiarany ny Filazana, hiakatra hiala
any Ioridany.
17 Dia nandidy ireo mpisorona Iosioa,
ka nanao hoe, Miakara hiala any Ioridany
hianareo.
18 Ary rehefa niakatra ireo mpisorona
izay nitondra ny fiarany ny fanekena any
Iehôvah hiala eo afovoany Ioridany, *ka* na-
sandratra ny faladiany ny tongotry ireo
mpisorona ho amy ny tany maina, dia nody
ny ranony Ioridany tany amy ny fitoerany,
ka nanafotry ny fefi-lohany rehetra, tahaky
ny fahiny.
19 Ary ny olona niakatra niala tany Io-
ridany tamy ny fahafoloana amy ny volam-
-boalohany, ka nitoby tany Giligaly, tany
amy ny ilany Ieriko atsinanana.
20 Ary ireny vato roa amby ny folo ireny
izay nalainy tany Ioridany, nampitoeriny
Iosioa tany Giligaly.
21 Dia niteny tamy ny zanaky Isiraely
izy, ka nanao hoe, Raha manontany ny
zanakareo amy ny rainy amy ny andro ho
avy, ka manao hoe, Inona no ireo vato
ireo?
22 Dia hanambara hianareo amy ny za-
nakareo, ka hanao hoe, Nita io Ioridany
io tamy ny tany maina ny Isiraely.
23 Fa nataony Iehôvah Andriamanitrareo
ho maina ny ranony Ioridany teo alohana-
reo mandra-pitanareo, tahaky ny nataony
Iehôvah Andriamanitrareo tamy ny Rano-
masina mena, izay nataony ho maina teo
alohantsikia mandra-pitantsikia:
24 Mba ho fantatry ny olon-drehetra am-
bony ny tany ny tànany Iehôvah, fa ma-
hery iny: mba hatahoranareo Iehôvah An-
driamanitrareo, mandrakizay.

## TOKO V.

Ary raha nandre ny mpanjaka rehetra
amy ny Amora, izay tany an-dafiny Iori-
dany miankandrefana, ary ny mpanjaka
rehetra amy ny Kanana, izay teo amoron-
-dranomasina, ahoana nanavany Iehôvah
ho maina ny ranony Ioridany teo alohany
ny zanaky Isiraely mandra-pitantsikia, dia
nandevilevy ny fony, ka tsy nanam-panahy
intsony izareo, noho ny zanaky Isiraely.
2 Taminy izany andro izany nilazany
Iehôvah taminy Iosioa hoe, Manava antsy
maranitra sasany ho anao, ka mamorà ny
zanaky Isiraely indray hianao.
3 Dia nanao antsy maranitra sasany ho
azy Iosioa, ka namora ny zanaky Isiraely
teo an-tanetiny ny saron-tsotsotra.
4 Ary izany namorany Iosioa ny olon-
-drehetra izay nivoaka tany Ejipity, dia ny
lahy, fa maty tany an-efitra tany an-dàlana
ny lehilahy mpiady rehetra, rehefa nivoaka
tany Ejipity izareo.
5 Ary voa fora ny olon-drehetra izay ni-
voaka: fa tsy voa fora izay olon-drehetra
teraka tany an-efitra tany an-dàlana, rehefa
nivoaka tany Ejipity izareo.
6 F' efa-polo taona nandehany ny zanaky
Isiraely tany an-efitra, mandra-pahalany
ny olon-drehetra, lehilahy mpiady, izay ni-
voaka tany Ejipity, satria tsy nihaino ny
feony Iehôvah izareo: izareo nianianany
Iehôvah f' izareo tsy hasehony ny tany,
izay nianianany Iehôvah tamy ny razany
homeny antsikia, tany izay tondraka ronono
sy tantely.
7 Ary ny zanany, izay natsangany han-
dimby azy, no forany Iosioa: fa tsy voa
fora izareo, satria tsy no forana tany an-dà-
lana izareo.
8 Ary rehefa no forana ny olon-drehetra,
dia nitoetra teo amy ny fitoerany tany an-
-toby izareo, mandra-pahasitrana izy rehe-
tra.
9 Dia hoy Iehôvah taminy Iosioa, Andro
any nanesorako taminareo ny fanaratsiany
Ejipity. Dia nataony ny anarany ny fitoe-
rana hoe, i Giligaly, mandrak' andro any.
10 Ary ny zanaky Isiraely nitoby tany
Giligaly, ka nitandriny ny pasaka tamy ny
andro fahefatra amby ny folo amy ny vo-
lana, nony hariva, teo amy ny tany lemaka
any Ieriko.
11 Dia nihinany ny tranainy amy ny tany

izareo, ampitso noho ny pasaka, ampempa tsi-masirasira, ary *vary* voa endy, taminy izany andro izany.

12 Ary ny mana nitsahatra tamy ny ampitso, rehefa nihinany ny tranainy amy ny tany izareo; ka tsy nanany ny mana intsony ny zanaky Isiraely; fa nihinany ny vokatry ny tany Kanana taminy izany taona izany izareo.

13 Ary raha teo anilany Ieriko Iosioa, dia nanandratry ny masony izy, ka nijery, ary, indro, nisy lehilahy nijanona teo tandrifiny, ny sabatrany voa tsoaka teny an-tànany: dia nanatona azy Iosioa, ka nanao taminy hoe, Momba anay, sa ny fahavalonay, va hianao?

14 Dia hoy izy, Tsia; f' Izaho mpifehy ny miaramilany Iehôvah tonga aty ankehitriny. Dia niankohoka tamy ny tany Iosioa, ka nivavaka, ary hoy izy taminy, Inona no lazainy ny tompoko-lahy amy ny mpanompony?

15 Dia nilaza ny mpifehy ny miaramilany Iehôvah taminy Iosioa, Manalà ny kiraronao amy ny tongotrao; fa masina ny fitoerana izay ijanonanao. Dia nanao izany Iosioa.

## TOKO VI.

ARY nihidy mafy Ieriko noho ny zanaky Isiraely: tsy nisy nivoaka, ka tsy nisy niditra.

2 Ary hoy Iehôvah taminy Iosioa, Jereo, efa natolotro tany an-tànanao Ieriko, sy ny mpanjakany, *ary* ny olo-mahery miady.

3 Ary manodidìna ny tanàna hianareo lehilahy miady rehetra; mandehana manodidiny ny tanàna indrai-mandeha: heneman' andro hanavanao izany.

4 Ary ny mpisorona fito hitondra eo alohany ny Fiara trompetra fito tandrok' ondri-lahy: ary andro fahafito hanodidinanareo ny tanàna impito, ary ny mpisorona hampaneno ny trompetra.

5 Ary raha hampaneno ela ny trompetra tandrok'ondri-lahy izareo, *ary* raha mandre ny feony ny trompetra hianareo, dia hanakora amy ny fanakoran-dehibe ny olon-drehetra: dia hikoa ny màndany ny tanàna eo ambany, ary hiakatra ny olona, samy hizotra eo tandrifiny.

6 Dia niantso ny mpisorona Iosioa, zanaky Niona, ka nanao taminy hoe, Alao ny fiarany ny fanekena, ary aoky ny mpisorona fito hitondra ny trompetra fito tandrok' ondri-lahy eo alohany ny fiarany Iehôvah.

7 Dia hoy izy tamy ny olona, Mandehana, ka manodidìna ny tanàna, ary aoka handeha eo alohany ny fiarany Iehôvah izay olona miomana hiady.

8 Ary rehefa niteny tamy ny olona Iosioa, dia nandeha ny mpisorona fito mitondra ny trompetra fito tandrok'ondri-lahy teo alohany Iehôvah, ka nampaneno ny trompetra izareo: ary ny fiarany ny fanekena any Iehôvah nanaraka azy.

9 Ary ny olona mitondra fiadiana, nandeha teo alohany ny mpisorona izay nampaneno ny trompetra, ary ny aoriana nanaraky ny fiara, nony nandeha *ny mpisorona*, ka nampaneno ny trompetra.

10 Ary ny olona efa no didiany Iosioa, hoe, Aza manakora hianareo, ary aza mihiorakoraka akory hianareo, ary aoky tsy hiloa-teny akory ny vavanareo, mandraky ny andro hilazako aminareo, Manakorà: dia hanakora hianareo.

11 Dia nanodidiny ny tanàna ny fiarany Iehôvah, ka nandeha indrai-mandeha: dia nankany an-toby izareo, ka nitoetra tany an-toby.

12 Dia nifoha maraina koa Iosioa, ary nitondra ny fiarany Iehôvah ny mpisorona.

13 Ary ny mpisorona fito izay nitondra ny trompetra fito tandrok'ondri-lahy teo alohany ny fiarany Iehôvah nandeha mandrakariva, ka nampaneno ny trompetra izareo: ary ny olona mitondra fiadiana nandeha teo alohany: ary ny aoriana nanaraky ny fiarany Iehôvah, nony nandeha *ny mpisorona*, ka nampaneno ny trompetra.

14 Dia nanodidiny ny tanàna tamy ny andro faharoa indrai-mandeha izareo, ka niverina tany an-toby: heneman' andro nanavany izany.

15 Ary tamy ny andro fahafito, dia nifoha maraina koa, raha mbola nazava-ratsy ny andro, izareo, ka nanodidiny ny tanàna toy izany impito; dia taminy izany andro izany hiany no nanodidinany ny tanàna impito.

16 Ary tamy ny fandehana fahafito, raha nampaneno ny trompetra ny mpisorona, dia hoy Iosioa tamy ny olona, Manakorà; f' efa nomeny Iehôvah anareo ny tanàna.

 

17 Dia hozonina ny tanàna, dia iny, sy
izay rehetra eo, ho any Iehôvah; f' i Ra-
haba mpijangajanga hiany ho velomina,
izy sy izay rehetra eo aminy any an-trano,
satria nanafiny ny iraka izay nirahintsikia
izy.
18 Ary tandremo-tena hiany amy ny za-
vatra voa ozona hianareo, fandroa hozo-
nina hianareo, ka hanao ny tobiny ny Isi-
raely ho ozona, dia hampahory iny, raha
maka amy ny zavatra voa ozona.
19 Fa ny volafotsy rehetra, sy ny vola-
mena, ary ny fanaka varahina, sy vy, ha-
tokana ho any Iehôvah: ho tonga ho amy
ny rakitry Iehôvah ireny.
20 Dia nanakora ny olona, raha naneno
ny trompetra: ary rehefa nandre ny feony
ny trompetra ny olona, dia nanakora tamy
ny fanakoran-dehibe ny olona, dia nikoa
tambany ny mànda, ka niakatra tany an-
-tanàna ny olona, samy nizotra izy rehetra
teo tandrifiny, ka afaka ny tanàna.
21 Ary efa no vonoiny avokoa tamy ny
lelan-tsabatra, izay rehetra teo an-tanàna, ny
lehilahy sy ny vehivavy, ny tanora sy ny
antitra, ary ny omby, sy ny ondry, ary ny
ampondra.
22 F' efa nilaza Iosioa tamy ny roa lahy
izay efa nisafo ny tany hoe, Mandehana
any an-tranony ny mpijangajanga, ka ento
hivoaka ny vehivavy, sy izay rehetra mety
ho azy, araky izay nianianareo taminy.
23 Dia niditra ireo zatovo izay efa nisafo,
ka nitondra any Rahaba hivoaka, sy ny
rainy, sy ny reniny, sy ny anadahiny, ary
izay rehetra nety ho azy; dia nitondra ny
havany rehetra hivoaka izareo, ka nam-
pitoeriny teo ivelan-tobiny ny Isiraely.
24 Dia nandoro ny tanàna sy izay re-
hetra teo, tamy ny afo izareo: kanefa ny
volafotsy sy ny volamena, ary ny fanaka
varahina sy vy hiany, nasiany teo amy ny
rakitry ny tranony Iehôvah.
25 Ary Rahaba mpijangajanga sy ny teo
an-tranony ny rainy, ary izay rehetra nety
ho azy, no velominy Iosioa; dia nitoetra
teo amy ny Isiraely mandrak' andro any
ny vehivavy; satria nanafiny ny iraka izay
efa nirahiny Iosioa hisafo any Ieriko izy.
26 Dia nianiana Iosioa taminy izany an-
dro izany, ka nanao hoe, Hozonina eo
anatrehany Iehôvah izay olona mitsangana,
ka manao io tanàna Ieriko io; amy ny
lahi matoany hanorenany ny fanambaniny,
ary amy ny fara-lahiny hananganany ny
vavahadiny.
27 —Dia nomba any Iosioa Iehôvah; ka
niely ny voninahiny tamy ny tany rehetra.

## TOKO VII.

Fa ny zanaky Isiraely nanota fady tamy
ny zavatra voa ozona; fa naka tamy ny
zavatra voa ozona i Akana zanaky Karimy,
zanaky Zabidy, zanaky Zera, avy tamy ny
fireneny Ioda: dia nirehitra ny fahateze-
rany Iehôvah tamy ny zanaky Isiraely.
2 Dia nanirak'olona Iosioa tany Ieriko
hankany Ay, izay eo anilany Beti-avena
any atsinanany Betela, ka niteny taminy, ka
nanao hoe, Miakara, ka misafoa ny tany.
Dia niakatra ny olona, ka nisafo any Ay.
3 Dia niverina taminy Iosioa izareo, ka
nanao taminy hoe, Aza avela ny olon-dre-
hetra hiakatra; aoky hiakatra olona to-
kony ho roa arivo, sa ho telo arivo, ka
hamely any Ay: aza mampamono-tena ny
olon-drehetra hankany; fa vitsy izareo.
4 Dia niakatra hankany ny olona sasany,
tokony ho telo arivo lahy: dia nandositra
teo anoloany ny olon' Ay izareo.
5 Dia namely azy tokony ho enina amby
ny telo-polo lahy ny olon' Ay: dia nanen-
jikia azy izareo teo alohany ny vavahady
hatrany Sebarima, ka namely azy, raha
nidina izareo; dia nandevilevy ny fony
ny olona, ka nody tahaky ny rano.
6 Dia no triariny Iosioa ny akanjony, ka
niankohoka tamy ny tany teo alohany ny
fiarany Iehôvah mandra-pahariva ny an-
dro, izy sy ny loholony ny Isiraely, ka na-
siany ny vovoka tamy ny lohany.
7 Ary hoy Iosioa, Indrisy, Iehôvah An-
driamanitr' ô, nahoana no nampita ireo
olon' ireo any Ioridany akory Hianao, ha-
noloranao anay any an-tànany ny Amora
handringianana anay? inay anie nety ni-
toetra tany an-dafiny Ioridany izahay.
8 Indrisy, Tompo ô, inona no ho lazaiko,
satria niamboho ny Isiraely teo alohany ny
fahavalony?
9 Fa handre ny Kanana, sy ny mponin-dre-
hetra amy ny tany, dia hanodidina anay,
ka hamono ny anaranay amy ny tany: ary
hataonao ahoana ny anaranao lehibe?
10 Dia hoy Iehôvah taminy Iosioa,
Mitsangàna hianao: nahoana no mianko-
hoka toy izany hianao?

11 Efa nanota ny Isiraely, k' efa nam-
pitsoaky ny fanekeko, izay nandidiako
azy: ary naka tamy ny zavatra voa ozona,
ka nangalatra koa, ka nanandoka koa iza-
reo, ka nasiany teo amy ny fananany.
12 Ary tsy nahajanona ny zanaky Isi-
raely teo anatrehany ny fahavalony; niam-
boho teo alohany ny fahavalony izareo,
satria voa ozona izareo: tsy homba anareo
intsony Aho, raha tsy haringianareo ny
voa ozona eo aminareo.
13 Mitsangàna, hasino ny olona, ka atavy
hoe, Mahamasìna-tena hianareo, mandra-
-pahamaraina; f' izany no lazainy Iehôvah
Andriamanitry ny Isiraely, Misy zavatra
voa ozona eo afovoanao, ry Isiraely ô;
tsy mahajanona eo alohany ny fahavalonao
hianao, mandra-pahesotrareo ny zavatra voa
ozona eo aminareo.
14 Dia hampanatonina hianareo, raha-
maraina, araky ny firenenareo; ary ho avy
ny firenena izay halainy Iehôvah, araky
ny mpianakaviny; ary ny eo an-trano izay
halainy Iehôvah ho avy tsirairay izy re-
hetra.
15 Ary izay ho samborina manany ny za-
vatra voa ozona hodorana amy ny afo, izy
sy izay rehetra mety ho azy: satria nanota
ny fanekena any Iehôvah izy, ka nanao
ratsy teo amy ny Isiraely.
16 Dia nifoha maraina koa Iosioa, ka
nampanatony ny Isiraely, araky ny fire-
neny: ary ny fireneny Ioda nalaina.
17 Dia nitondra ny mpianakaviny Ioda
izy; ka naka ny mpianakaviny Zera: dia
nampanatony ny mpianakaviny Zera tsi-
rairay ny olona; ary Zabidy nalaina:
18 Dia nampanatony ny teo an-tranony,
ny olona tsirairay, izy; dia nalaina i
Akana, zanaky Karimy, zanaky Zabidy,
zanaky Zera, avy tamy ny fireneny Ioda.
19 Dia hoy Iosioa taminy Akana, Za-
nako, masìna hianao, omeo voninahitra any
Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely, ka mi-
hitsia loha aminy: ary lazao amiko anke-
hitriny izay nataonao: aza manafiny izany
amiko.
20 Dia namaly any Iosioa i Akana, ka
nanao hoe, Izaho nanota tokoa taminy
Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely, ary
izany, dia izany nataoko:
21 Raha hitako teo amy ny babo lamba
tsara-tarehy avy tany Babilona, sy sekely
volafotsy roan-jato, ary takela-bolamena
sekely dimam-polo lanja, dia naniry ireny
aho, ka nalaiko: ary, indro, miafina eo
amy ny tany eo afovoany ny laiko ireny,
ary ny volafotsy eo ambaniny.
22 Dia nanirak' olona Iosioa, ka nihia-
zakazaka ho amy ny lay izareo; ary, in-
dro, niafina teo anatiny ny lainy ireny, ary
ny volafotsy teo ambaniny.
23 Dia naka ireny teo afovoany ny lay
izareo, ka nitondra ireny taminy Iosioa, sy
tamy ny zanaky Isiraely rehetra, ka nape-
trany teo anatrehany Iehôvah ireny.
24 Dia nalainy Iosioa, sy ny Isiraely re-
hetra koa, i Akana, zanaky Zera, ary ny
volafotsy, sy ny lamba, sy ny takela-bola-
mena, sy ny zanani-lahy, sy ny zanani-vavy,
sy ny ombiny, sy ny ampondrany, sy ny
ondriny, sy ny lainy, ary izay rehetra nety
ho azy; dia nitondra ireny ho amy ny lo-
hasaha Akora izareo.
25 Dia hoy Iosioa, Nahoana no nampa-
hory anay hianao? hampahory anao Iehôvah
andro any. Dia nitoraka azy tamy ny vato
ny Isiraely rehetra, ka nandoro ireny
tamy ny afo izareo, rehefa nitoraky ireny
tamy ny vato izareo.
26 Dia nanangana korom-bato lehibe ha-
narona azy mandrak'andro any izareo.
Dia nitsahatra Iehôvah tamy ny fahateza-
rany mirehitra. Izany nanavany ny ana-
rany izany fitoeran' izany hoe, Lohasaha
Akora, mandrak' andro any.

## TOKO VIII.

Dia hoy Iehôvah taminy Iosioa, Aza ma-
tahotra hianao, ary aza kivy hianao:
alao ny olo-miady rehetra hiaraka aminao,
ka miangià, miakara ho any Ay: jereo,
efa natolotro tany an-tànanao ny mpanjaka
any Ay, sy ny olony, sy ny tanànany, ary
ny taniny:
2 Dia hanao aminy Ay sy ny mpanja-
kany hianao, tahaky ny nataonao taminy
Ieriko sy ny mpanjakany: fa ny babo eo
sy ny omby eo hiany, halainao ho babo ho
anareo: manotreha ny tanàna eo ivohony
hianao.
3 Dia niangia Iosioa, sy ny olo-miady
rehetra, hiakatra any Ay, ka no fidiny
Iosioa ny olo-mahery manam-boninahitra
telo alina, ka nampandeha azy nony alina.
4 Dia nandidy azy izy, ka nanao hoe,

Indro, hianareo hanotriky ny tanàna, dia eo
ivohony ny tanàna; aza manalavitry ny
tanàna loatra hianareo, fa miomàna hiady
hianareo rehetra:
5 Ary izaho, sy ny olon-drehetra izay eo
amiko, hanatony ny tanàna; ary rehefa
hivoaka hamely anay tahaky ny tamy ny
voalohany izareo, dia handositra eo alo-
hany izahay;
6 Dia hivoaka hanaraka anay izareo, man-
dra-pahatapi-body izareo eo an-tanàna: fa
hanao hoe izareo, Mandositra eo alohantsi-
kia tahaky ny tamy ny voalohany izareo:
dia handositra eo alohany izahay.
7 Dia hiroatra hiala amy ny fanotrehana
hianareo, ka hisaviky ny tanàna: fa hato-
lotry Iehôvah Andriamanitrareo iny any
an-tànanareo.
8 Ary rehefa afakareo ny tanàna, dia
hodoranareo ny tanàna amy ny afo; araky
ny didiny Iehôvah hataonareo: jereo, efa
nandidy anareo aho.
9 Dia nampandehaniny Iosioa izareo, dia
nandeha hanotrikia izareo, ka nitoetra teo
anelanelany Betela sy Ay teo andrefany
Ay; fa nitoetra taminy izany alin' izany
teo amy ny olona Iosioa.
10 Dia nifoha maraina koa Iosioa, ka
nanisa ny olona, ka niakatra, izy sy ny lo-
holony Isiraely, teo alohany ny olona, han-
kany Ay.
11 Ary ny olon-drehetra, ny mpiady re-
hetra izay nomba azy, niakatra, ka nana-
keky, ka nanandrify ny tanàna, ka nitoby
teo avaratra any Ay: ary nisy lohasaha
teo anelanelany izareo sy Ay.
12 Dia naka tokony ho dimy arivo lahy
izy, ka nasainy hanotrikia izareo teo anela-
nelany Betela sy Ay teo andrefany ny ta-
nàna.
13 Ary rehefa nampitoeriny ny olona,
dia ny toby rehetra izay teo avaratry ny ta-
nàna, sy ny mpanotrikia teo andrefany ny
tanàna, dia nandeha Iosioa taminy izany
alin' izany teo afovoany ny lohasaha.
14 Ary rehefa hitany ny mpanjaka any
Ay, dia nahafaingiana izareo, ka nifoha
maraina koa, dia nivoaka hiady amy ny
Isiraely ny olona teo an-tanàna, izy sy ny
olony rehetra tamy ny fotoana teo tandri-
finy ny tany lemaka; fa tsy nahalala izy
fa nisy mpanotrikia teo ivohony ny tanàna
hamely azy.
15 Dia nody ho resy Iosioa sy ny Isi-
raely rehetra teo alohany, ka nandositra
tamy ny làlana mankany an-efitra.
16 Dia nivory ny olon-drehetra izay tany
Ay, hanenjikia azy; ary nanenjikia any
Iosioa izareo, ka tapi-body avokoa teo an-
-tanàna.
17 Ary tsy nisy olona nitoetra tany Ay,
na tany Betela, izay tsy nivoaka hanen-
jiky ny Isiraely: ary nivoha ny tanàna,
raha nivoaka izareo ka nanenjiky ny Isi-
raely.
18 Dia hoy Iehôvah taminy Iosioa, Aton-
droy ny lefona izay eo an-tànanao ho aminy
Ay: fa hatolotro eo an-tànanao iny. Dia
nahatondrony Iosioa tamy ny tanàna ny le-
fona izay teo an-tànany.
19 Dia niroatra faingiana ny mpanotrikia
niala tamy ny fitoerany, ka nihiazakazaka
izareo, raha vao nahatondrony ny tànany:
dia niditra teo an-tanàna izareo, ka naha-
faky iny; dia nahafaingiana izareo, ka nan-
doro ny tanàna tamy ny afo.
20 Ary raha nihierikia ny olon' Ay, dia
nahita izareo, ary, indro, ny setroky ny ta-
nàna niakatra ho any an-danitra, ka tsy
nanan-kery handositra ho ety na ho ery
izareo: dia niverina hamely ny mpanen-
jikia izay nandositra ho any an-efitra.
21 Ary rehefa hitany Iosioa sy ny Isi-
raely rehetra f' efa afaky ny mpanotrikia
ny tanàna, ka niakatra ny setroky ny ta-
nàna, dia niverina izareo, ka namono ny
olon' Ay.
22 Ary ireo teo an-tanàna nivoaka hi-
tsena azy, ka latsaka teo afovoany ny Isi-
raely izareo, ny sasany tany an-dany ety,
ary ny sasany tany an-dany ery: dia na-
mely azy izareo, ka tsy navelany hisy hi-
toetra, na handositra, na iray akory.
23 Ary ny mpanjaka any Ay nalainy ve-
lona, ka nentiny taminy Iosioa.
24 Ary rehefa namono ny mponina re-
hetra tany Ay ny Isiraely, tany an-tsaha,
tany an-efitra, izay nanenjehany azy, ary
rehefa lavo tamy ny lelan-tsabatra avokoa
izy rehetra mandra-pahalany izareo, dia
niverina tany Ay ny Isiraely rehetra, ka
namely iny tamy ny lelan-tsabatra.
25 Ary izay rehetra lavo taminy izany
andro izany, na lehilahy, na vehivavy, dia
roa arivo amby iray alina, dia izay olona
rehetra tany Ay.
26 Ary Iosioa tsy nanemotry ny tà-
nany, izay nanondroany ny lefona, mandra-

-paharingiany avokoa ny mponina rehetra
tany Ay.
27 Ny ombiny sy ny fananany izany tanàna izany biany nalainy ny Isiraely ho babo ho an-tena, araky ny teniny Iehôvah izay nandidiany any Iosioa.
28 Dia nodorany Iosioa i Ay, ka nataony ho fandravana mandrakizay iny, dia ho foana mandrak' andro any.
29 Ary ny mpanjaka any Ay nahantony tamy ny hazo, mandra-pahariva: ary raha vao nilentikia ny masoandro, dia nasainy Iosioa hesoriny ny fatiny amy ny hazo, ka hariany iny eo amy ny fidirana am-bavahadiny ny tanàna, ka ho totofany ny vato lehibe mandrak' andro any.
30 Dia nataony Iosioa fivoadiana ho any Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely tany an-tendrombohitra Ebala;
31 Araky izay nandidiany Mose mpanompony Iehôvah ny zanaky Isiraely, tahaky ny voa soratra eo amy ny bokiny ny lalàny Mose, fivoadiana vato tsy voa voatra, izay tsy no pepehin'olona vy: dia nanatitra fanatitra hodorana teo amboniny ho any Iehôvah izareo, ka nanalavoady fanatitra fisaorana.
32 Dia no soratany teo ambony ny vato ny fanalan-tsoratry ny lalàny Mose, izay no soratany teo anatrehany ny zanaky Isiraely.
33 Ary ny Isiraely rehetra, sy ny loholony, sy ny mpifehy, ary ny mpitsara azy, nijanona teo amy ny ilany ety amy ny fiara, ary teo amy ny ilany ery, teo anatrehany ny mpisorona, zanaky Levy, izay nitondra ny fiarany ny fanekena any Iehôvah, na vahiny, na tompon-tany; ny antsasany nanandrify ny tendrombohitra Gerizima, ary ny antsasany nanandrify ny tendrombohitra Ebala: araky izay efa nandidiany Mose mpanompony Iehôvah *azy* fahiny, hitahiany ny olony Isiraely.
34 Ary rehefa afak' izany, dia namaky ny teniny ny lalàna rehetra izy, ny fitahiana sy ny fanozonana, araky izay rehetra voa soratra teo amy ny bokiny ny lalàna.
35 Tsy nisy teny taminy izay rehetra no didiany Mose, izay tsy no vakiny Iosioa teo anatrehany ny fiangonany ny Isiraely rehetra nombany ny vehivavy, sy ny zaza madinikia, ary ny vahiny izay nankeo aminy.

## TOKO IX.

Ary rehefa nandre ny mpanjaka rehetra izay teo aminy ety amorony Ioridany ety, tany an-tanety, sy tany an-dohasaha, ary tamy ny fari-tany rehetra amy ny ranomasin-dehibe, teo tandrifiny Lebanona, ny Heta, ny Amora, ny Kanana, ny Pereza, ny Heva, ary ny Iebiosa;
2 Dia nirai-tetikia hiangona hiady aminy Iosioa, sy ny Isiraely, izareo.
3 Ary rehefa reny ny mponina any Gibeona izay zavatra efa nataony Iosioa taminy Ieriko sy Ay,
4 Dia nanao fihiendrena izareo, ka nandeha, dia nody ho iraka, ka nitondra lasaka tonta tamy ny ampondrany, sy tavoahangy tonta amy ny divay, sady triatra no fehezina;
5 Ary kiraro tonta sy namboarina teo amy ny tongony, ary akanjo tonta izay niakanjoany; ary efa masiso sy bobongolo ny mofo rehetra izay vatsiny.
6 Dia nankany aminy Iosioa ho any an-toby tany Giligaly izareo, ka hoy izareo taminy, sy tamy ny lehilahiny Isiraely, Avy tamy ny tany lavitra izahay: ary ankehitriny manava fanekena aminay hianareo.
7 Ary hoy ny lehilahiny Isiraely tamy ny Heva, Angamba mitoetra eo aminay hianareo; ka hataonay ahoana no hanao fanekena aminareo?
8 Dia hoy izareo taminy Iosioa, Mpanomponao izahay. Ary hoy Iosioa taminy, Iza moa hianareo? ary avy taiza hianareo?
9 Dia hoy izareo taminy, Avy tany amy ny tany lavitr' indrindra ny mpanomponao noho ny anarany Iehôvah Andriamanitrao: fa nandre ny filazana Azy, sy izay rehetra nataony tany Ejipity, izahay;
10 Ary izay rehetra nataony tamy ny mpanjaka roa amy ny Amora, izay tany an-dafiny Ioridany, taminy Sihona mpanjaka any Hesibona, ary taminy Oga mpanjaka any Basana, izay tany Asitarota.
11 Dia niteny taminay ny loholonay, sy ny mponina rehetra amy ny taninay, ka nanao hoe, Mitondrà vatsy an-tànanareo ho any an-dàlana, dia mandehana hitsena azy, ka atavy aminy hoe, Mpanomponao izahay: ary ankehitriny manava fanekena aminay.

 

12 Izato mofonay izay nalainay mafana
tany an-tranonay ho vatsy, tamy ny andro
nivoahanay hankany aminareo; fa anke-
hitriny, indro, efa masiso sy bobongolo iny:
13 Ary vaovao ireo tavoahangy divay
ireo izay no fenoinay: ary, indro, efa tria-
tra ireny; ary efa tonta ireo akanjonay ireo,
sy ireo kiraronay ireo, satria lavitr' indrin-
dra ny làlan-kaleha.
14 Dia naka ny olona tamy ny vatsiny,
ka tsy nanontany ny vavany Iehôvah.
15 Dia nanao fihiavanana Iosioa taminy,
ka nanao fanekena taminy hamelona azy;
dia nianiana ireo andriany ny fiangonana
taminy.
16 Ary raha afaka hateloan' andro, rehefa
nanao fanekena taminy izareo, dia nandre
izareo fa nifanakeky taminy izareo, ka ni-
toetra teo aminy.
17 Dia nandeha ny zanaky Isiraely, ka
nankany an-tanànany tamy ny andro faha-
telo. Ary Gibeona, sy Kefira, sy Berota,
ary Kiriata-iearima, no tanànany.
18 Dia tsy namely azy ny zanaky Isi-
raely, satria Iehôvah Andriamanitry ny
Isiraely nianianany ireo andriany ny fiango-
nana taminy. Dia nimonjomonjo ny fian-
gonan-drehetra taminy ireo andriana.
19 Fa hoy ny andriana rehetra tamy ny
fiangonan-drehetra, Iehôvah Andriamani-
try ny Isiraely nianiananay taminy: ary
ankehitriny, tsy sahy hamely azy akory
izahay.
20 Izany hataonay aminy; dia hamelona
azy hiany izahay, fandroa hisy fahateza-
rana eo aminay, noho ny fianianana izay
nianiananay taminy.
21 Dia hoy ireo andriana taminy, Aoka
ho velona izareo; ary aoka ho mpijinja
hazo, sy ho mpantsaka rano, ho any ny
fiangonan-drehetra izareo; araky ny teny
nomeny ireo andriana azy.
22 Dia niantso azy Iosioa, ka niteny ta-
miny, hoe, Nahoana no namitaka anay
hianareo, ka nanao hoe, Manalavitra ana-
reo indrindra izahay; raha mitoetra eo
aminay hianareo?
23 Ary ankehitriny, voa ozona hianareo,
ary tsy hisy ho afaka tsy andevo, sy mpi-
jinja hazo, ary mpantsaka rano, ho any an-
-tranon'Andriamanitro, hianareo.
24 Dia namaly any Iosioa izareo, ka na-
nao hoe, Satria no lazaina dia no lazaina
tamy ny mpanomponao, f' Iehôvah An-
driamanitrao efa nandidy any Mose, mpa-
nompony, hanome anareo ny tany rehetra,
ary handringiany ny mponina rehetra amy
ny tany eo alohanareo, dia natahotr' in-
drindra izahay noho hianareo, ka nanao
izany zavatr' izany izahay:
25 Ary ankehitriny, indro, eo an-tàna-
nao izahay: atavy izay ataonao ho tsara
sy ho marina hatao aminay.
26 Dia nanao izany taminy izy, ka na-
monjy azy tamy ny tànany ny zanaky Isi-
raely mba tsy hamono azy izareo.
27 Dia nataony Iosioa izareo taminy
izany andro izany ho mpijinja hazo sy ho
mpantsaka rano, ho any ny fiangonana, sy
ho any ny fivoadiana any Iehôvah, dia
mandrak' andro any, eo amy ny fitoerana
izay no fidiny.

## TOKO X.

Ary rehefa reny Adoni-zedeka, mpanjaka
any Ieriosalema, fa afaky Iosioa i Ay, ka
no ravany iny, araky izay nataony taminy
Ieriko sy ny mpanjakany no nataony ta-
miny Ay, sy ny mpanjakany; ary fa na-
nao fihiavanana ny mponina tany Gibeona
tamy ny Isiraely, ka nitoetra teo aminy;
2 Dia natahotr' indrindra izareo, satria
tanàna lehibe i Gibeona, tahaky ny anan-
kiray amy ny tanàna andriana, ary satria
lehibebe kokoa noho i Ay iny, ary nahery
ny olon-drehetra teo.
3 Dia nanirak' olona i Adoni-zedeka,
mpanjaka any Ieriosalema, ho any aminy
Hohama, mpanjaka any Hebirona, ary ho
any aminy Pirama, mpanjaka any Iari-
mota, ary ho aminy Iafia, mpanjaka any
Lakisa, ary ho any aminy Debira, mpan-
jaka any Egilona, ka nanao hoe,
4 Miakara ho aty amiko, ka manampia
ahy hamelezantsikia any Gibeona; fa na-
nao fihiavanana taminy Iosioa, sy tamy ny
zanaky Isiraely, iny.
5 Dia niangona ny mpanjaka dimy amy
ny Amora, mpanjaka any Ieriosalema,
mpanjaka any Hebirona, mpanjaka any
Iarimota, mpanjaka any Lakisa, mpanjaka
any Egilona, ka niakatra, izareo sy ny
miaramilany rehetra, dia nitoby teo tandri-
finy Gibeona izareo, ka niady taminy.
6 Dia nanirak'olona ny lehilahiny Gi-
beona taminy Iosioa ho any an-toby any

Giligaly, hanao hoe, Aza mampihiemotry
ny tànanao amy ny mpanomponao; mia-
kara faingiana ho aty aminay, ary ma-
monje anay, ka manampia anay: fa mian-
gona ny mpanjaka rehetra amy ny Amora
izay monina any an-tendrombohitra, hamely
anay.
7 Dia niakatra niala tany Giligaly Iosioa,
izy sy ny olo-miady rehetra nomba azy,
ary ny olo-mahery miady rehetra.
8 Dia hoy Iehôvah taminy Iosioa, Aza
matahotra azy hianao; f' efa natolotro ho
any an-tànanao izareo; tsy hisy aminy
ireny hijanona eo alohanao.
9 Dia nankany aminy faingiana Iosioa;
niala tany Giligaly nandany izany alina
izany izy.
10 Dia nandresy azy Iehôvah teo alohany
ny Isiraely, ka namono azy izareo, dia na-
hafaty marobe tany Gibeona, dia nanen-
jikia azy tamy ny làlana izay mankany
Beti-horona izareo, ka namely azy hatrany
Azeka, ary hatrany Makeda.
11 Ary nony nandositra teo alohany ny
Isiraely izareo, raha nidina ho any Beti-
-horona izareo, dia nalatsaky Iehôvah vato
lehibe sasany tany an-danitra ho aminy ha-
trany Azeka, ka maty izareo; be lavitra
no matiny ny havandra noho izay no vo-
noiny ny zanaky Isiraely tamy ny sabatra.
12 Dia niteny taminy Iehôvah Iosioa ta-
miny izay andro nanolorany Iehôvah ny
Amora teo alohany ny zanaky Isiraely, ka
hoy izy teo imasony ny zanaky Isiraely,
Ry masoandro, mijanòna eo amboniny Gi-
beona; ary, ry volana, any an-dohasaha
Aialona.
13 Dia nijanona ny masoandro, ka ni-
toetra ny volana, mandra-pahamonoany ny
olona ny fahavalony. Tsy voa soratra eo
amy ny bokiny Iasera v' izany? Dia ni-
janona ny masoandro teo afovoany ny la-
nitra, ka tsy nandroso hilentikia tokony ho
indrai-andro tontolo.
14 Ary tsy nisy andro tahaky iny teo alo-
hany, na teo aoriany, izay nihainoany Ie-
hôvah ny feon'olona; f' Iehôvah niady ho
any ny Isiraely.
15 Dia niverina Iosioa sy ny Isiraely re-
hetra nomba azy, ho any an-toby any Gili-
galy.
16 Ary nandositra ireo mpanjaka dimy
ireo, ka niery tany an-johy any Makeda.
17 Dia no lazaina taminy Iosioa, hoe,
Hita ny mpanjaka dimy niery tany an-johy
any Makeda.
18 Ary hoy Iosioa, Kodiavo vato lehibe
amy ny vavany ny zohy, ka asivy olona
sasany eo anilany hiaro azy;
19 Ary hianareo, aza mitoetra; manen-
jeha ny fahavalonareo, ka mameleza ny fara-
-vodiny: aza mamela azy hiditra any an-
-tanànany: f' efa natolotry Iehôvah An-
driamanitrareo tany an-tànanareo izareo.
20 Ary rehefa no vonoiny Iosioa, sy ny
zanaky Isiraely, tamy ny fahafatesan-de-
hibe indrindra, izareo, mandra-pahalany,
ka hidirany ny sisa mitoetra any an-ta-
nàna mirova;
21 Dia niverina soa aman-tsara ho any
an-toby ho aminy Iosioa any Makeda ny
olon-drehetra; tsy nisy nanetsiky ny le-
lany tamy ny zanaky Isiraely akory.
22 Dia hoy Iosioa, Sokafy ny vavany ny
zohy: ka avoahy ho aty amiko amy ny
zohy ireny mpanjaka dimy ireny.
23 Dia nanao izany izareo, ka namoaky
ireny mpanjaka dimy ireny tamy ny zohy
ho any aminy, ny mpanjaka any Ieriosa-
lema, ny mpanjaka any Hebirona, ny
mpanjaka any Iarimota, ny mpanjaka any
Lakisa, ny mpanjaka any Egilôna.
24 Ary rehefa namoaky ireny mpanjak'
ireny ho aminy Iosioa izareo, dia niantso
ny olony Isiraely rehetra Iosioa, ka nanao
tamy ny mpifehy ny lehilahy miady izay
nomba azy hoe, Manatòna; asivy ny ton-
gotrareo amy ny vozony ireo mpanjak'
ireo. Dia nanatona izareo, ka nasiany ny
tongony tamy ny vozony.
25 Ary hoy Iosioa taminy, Aza mataho-
tra, ary aza kivy hianareo; mahareza, ka
matokia hianareo: f' izany hanavany Ie-
hôvah ny fahavalonareo rehetra izay iadia-
nareo.
26 Ary rehefa afak' izany namely ireny
Iosioa, ka namono azy, ka nahantony tamy
ny hazo dimy izareo: dia nihiantona tamy
ny hazo izareo, mandra-pahariva ny andro.
27 Ary tamy ny fotoana nilentehany ny
masoandro, dia nandidy Iosioa, ary nane-
sotra azy tamy ny hazo izareo, ka nanary
azy tany an-johy izay efa niereny, ka na-
kodiany vato lehibe sasany teo amy ny
vavany ny johy, *izay mitoetra any* man-
drak' andro any indrindra.
28 Dia nahafaka any Makeda taminy
izany andro izany Iosioa, ka namely iny

tamy ny lelan-tsabatra, ary ny mpanjakany
sy ny olon-drehetra teo naringiany; tsy
navelany hiangana na iray akory; dia nataony tamy ny mpanjaka any Makeda,
tahaky izay efa nataony tamy ny mpanjaka
any Ieriko.
29 Dia niala tany Makeda Iosioa, sy ny
Isiraely rehetra nomba azy, hankany Libina, ka niady taminy Libina:
30 Dia natolotry Iehôvah iny koa, sy ny
mpanjakany, tany an-tànany ny Isiraely:
dia namely iny sy ny olon-drehetra izay teo,
tamy ny lelan-tsabatra izy: tsy navelany
hiangana na iray akory teo; dia nataony
tamy ny mpanjakany, tahaky izay efa nataony tamy ny mpanjaka any Ieriko.
31 Dia niala tany Libina Iosioa, sy ny
Isiraely rehetra nomba azy, hankany Lakisa, ka nitoby teo tandrifiny, ka niady taminy;
32 Dia natolotry Iehôvah i Lakisa tany
an-tànany ny Isiraely, dia nahafaky iny
tamy ny andro faharoa izy, ka namely iny
sy ny olon-drehetra izay teo, tamy ny lelan-tsabatra, tahaky izay rehetra efa nataony
taminy Libina.
33 Dia niakatra i Horama mpanjaka any
Gezera hamonjy any Lakisa: dia namely
azy, sy ny olony, Iosioa, mandra-pahavelany tsy hiangana na iray akory eo aminy.
34 Dia niala tany Lakisa Iosioa, sy ny Isiraely rehetra nomba azy, hankany Egilona; dia nitoby teo tandrifiny izareo, ka
niady taminy:
35 Dia nahafaky iny taminy izany andro
izany izareo, ka namely iny tamy ny lelan-tsabatra, ary ny olon-drehetra izay teo naringiany taminy izany andro izany, tahaky
izay rehetra efa nataony taminy Lakisa.
36 Dia niakatra niala tany Egilona
Iosioa, sy ny Isiraely rehetra nomba azy,
hankany Hebirona, ka niady taminy;
37 Dia nahafaky iny izareo, ka namely
iny, sy ny mpanjakany, sy ny tanànany rehetra, ary ny olon-drehetra izay teo, tamy
ny lelan-tsabatra; tsy navelany hiangana
na iray akory teo; tahaky izay rehetra
efa nataony taminy Egilona; fa naringiany
iny, sy ny olon-drehetra izay teo.
38 Dia niverina Iosioa, sy ny Isiraely
rehetra nomba azy, hankany Debira, ka
niady taminy:
39 Dia nahafaky iny, sy ny mpanjakany,
ary ny tanànany rehetra, izy; dia namely azy tamy ny lelan-tsabatra izareo, ka
naringiany ny olon-drehetra izay teo; tsy
navelany hiangana na iray akory; tahaky
izay efa nataony taminy Hebirona, toy
izany nataony taminy Debira, sy tamy ny
mpanjakany: ary tahaky izay efa nataony
taminy Libina, sy tamy ny mpanjakany.
40 Dia namely ny tany rehetra, ny
tanety, sy ny tany atsimo, sy ny lohasaha,
ary ny loharano, ary ny mpanjakany rehetra, Iosioa: tsy navelany hiangana na
iray akory, fa naringiany izay rehetra
niaina, araky izay no didiany Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely.
41 Dia namely azy Iosioa hatrany Kadesa-barinea ka hatrany Gaza, ary ny tany
Gosena rehetra hatrany Gibeona.
42 Ary ireo mpanjaka rehetr' ireo, sy ny
taniny, nalainy Iosioa indrai-mandeha, satria niady ho any ny Isiraely Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely.
43 Dia niverina Iosioa, sy ny Isiraely
rehetra nomba azy, ho any an-toby any
Giligaly.

## TOKO XI.

Ary rehefa nandre *izany* Iabina mpanjaka
any Hazora, dia naniraka taminy Iobaba
mpanjaka any Madona, sy tamy ny mpanjaka any Simirona, sy tamy ny mpanjaka
any Akisafa,
2 Ary taminy ireo mpanjaka izay tany
avaratra, tany an-tendrombohitra, sy teo amy
ny tany lemaka atsimo any Kinerota, sy
teo amy ny lohasaha, ary teo amy ny faritany Dora any andrefana,
3 Tamy ny Kanana any atsinanana sy
any andrefana, ary tamy ny Amora, sy ny
Heta, sy ny Pereza, ary ny Iebiosa tany
an-tendrombohitra, ary tamy ny Heva
teo ambany Herimona, teo amy ny tany
Mizipe.
4 Dia nivoaka izareo, sy ny miaramilany
rehetra nomba azy, olona marobe, dia
maro toy ny fasikia izay eo amoron-dranomasina, ary marobe indrindra ny soavaly sy ny kalesy.
5 Ary rehefa tafahaona ireo mpanjaka
rehetr' ireo, dia nandeha izareo, ka nitoby
teo amy ny rano Meroma, hiady amy ny
Isiraely.
6 Dia hoy Iehôvah taminy Iosioa, Aza

matahotra noho izareo; fa rahamaraina
toy izao hanoloràko azy maty avokoa eo
anatrehany ny Isiraely: ho traingioinao ny
soavaliny, ka hodoranao amy ny afo ny
kalesiny.
7 Dia nankany Iosioa sy ny olo-miady
rehetra nomba azy, hiady aminy tam-
poka eo anilany ny rano Meroma; dia na-
metsaka azy izareo.
8 Dia nanolotra azy Iehôvah tany an-tà-
nany ny Isiraely, dia namely azy izareo,
ka nanenjikia azy hatrany Zidon-dehibe, sy
hatrany Misirefota-maima, ary hatramy ny
lohasaha Mizipe miantsinanana; dia na-
mely azy izareo, mandra-pahavelany tsy
hiangana eo aminy na iray akory.
9 Dia nataony Iosioa taminy araky izay
efa nandidiany Iehôvah azy: nanatraingiony
ny soavaliny izy, ka nodorany tamy ny afo
ny kalesiny.
10 Dia niverina Iosioa taminy izany an-
dro izany, ka nahafaka any Hazora, ka
namely ny mpanjakany tamy ny sabatra;
f' i Hazora no lohany ireny fanjakan-dre-
hetr' ireny fahiny.
11 Dia namely ny olon-drehetra izay teo
tamy ny lelan-tsabatra izareo, ka naringia-
ny; tsy nisy navela hiaina na iray akory:
dia nandoro any Hazora tamy ny afo izy.
12 Ary ny tanàna rehetra aminy ireny
mpanjak' ireny, sy ny mpanjakany rehetra,
nalainy Iosioa, ka namely azy tamy ny le-
lan-tsabatra izy, ka nandringiana azy,
araky izay efa no didiany Mose mpanom-
pony Iehôvah.
13 Fa ny tanàna rehetra, izay nitoetra
tamy ny heriny, tsy nodorany ny Isiraely,
afa tsy Hazora hiany, izay nodorany Io-
sioa.
14 Ary ny fananan-drehetra aminy ireny
tanàna ireny, sy ny biby, no baboiny ny
zanaky Isiraely ho azy; fa ny olon-drehe-
tra no veleziny tamy ny lelan-tsabatra,
mandra-pahandringiana azy; tsy navelany
hiaina na iray akory.
15 Araky izay efa nandidiany Iehôvah any
Mose mpanompony no didiany Mose Io-
sioa, k' izany nataony Iosioa; tsy navelany
ho diso izay rehetra efa nandidiany Iehô-
vah any Mose.
16 Dia nalainy Iosioa izany tany rehetr'
izany, ny tanety, sy ny tany atsimo rehe-
tra, sy ny tany Gosena rehetra, sy ny loha-
saha, sy ny tany lemaka, ary ny ten-
drombohitra Isiraely, sy ny lohasahany
koa.
17 Hatramy ny tendrombohitra Halaka,
izay miakatra ho any Seira, dia hatrany
Balagada eo amy ny lohasahany Lebanona
eo ambany ny tendrombohitra Herimona:
ary ny mpanjakany rehetra nalainy, sy no
veleziny, ary no vonoiny.
18 Ela niadiany Iosioa taminy ireny
mpanjaka rehetr' ireny.
19 Tsy nisy tanàna izay nanao fihiava-
nana tamy ny zanaky Isiraely, afa tsy ny
Heva izay nonina tany Gibeona: ny sisa
rehetra nalainy tamy ny ady.
20 Fa avy taminy Iehôvah ny hamafiny
ny fony hiady amy ny Isiraely, handrin-
gianana azy, ka tsy hiantrana akory, fa
handravana azy, araky izay nandidiany Ie-
hôvah any Mose.
21 Dia nankany Iosioa taminy izany andro
izany, ka namongotry ny zanaky Anaka
tany an-tendrombohitra, tany Hebirona,
tany Debira, tany Anaba, sy tany an-ten-
drombohitra Ioda rehetra, ary tany an-ten-
drombohitra Isiraely rehetra; naringiany
Iosioa ireny ambany ny tanànany.
22 Tsy nisy navela hitoetra ny zanaky
Anaka teo amy ny taniny ny zanaky Isi-
raely: tany Gaza, tany Gata, sy tany Asi-
doda hiany, nitoerany.
23 Dia nalainy Iosioa ny tany rehetra,
araky izay rehetra no lazainy Iehôvah ta-
miny Mose: dia nomeny Iosioa iny ho
any ny Isiraely ho lova, araky ny fiza-
rany tamy ny fireneny. Dia nitsahatra tamy
ny ady ny tany.

## TOKO XII.

Ary ireo no mpanjaky ny tany izay no
reseny ny zanaky Isiraely, ka no lovany
ny taniny, izay tany an-dafiny Ioridany ho
any amy ny fiposahany ny masoandro, ha-
tramy ny renirano Arinona, ka hatramy
ny tendrombohitra Herimona, sy ny tany
lemaka rehetra miantsinanana:
2 I Sihona mpanjaky ny Amora, izay
nonina tany Hesibona, ka nanjaka hatrany
Aroera, izay eo amy ny amorony ny reni-
rano Arinona, ka hatramy ny afovoany ny
renirano, sy ny antsasaky ny Gileada, dia
hatramy ny renirano Iaboka, fari-taniny ny
zanaky Amona;
3 Ary ny tany lemaka hatramy ny rano-
masina Kinerota atsinanana, ka hatramy

ny ranomasiny ny tany lemaka, dia ny ra-
nomasina fanasina atsinanana, amy ny là-
lana mankany Beti-iesimota; ary hatramy
ny tany atsimo eo ambaniny Asidota-Pisiga:
4 Ary ny taniny Oga mpanjaka any Ba-
sana avy tamy ny olom-baventy sisa, izay
nitoetra tany Asitarota sy tany Edrey,
5 Ka nanjaka tany an-tendrombohitra
Herimona, sy tany Salaka, ary tany Ba-
sana rehetra, hatramy ny fari-taniny ny
Gesiora, sy ny Maakata, ary ny antsasaky
ny Gileada, ny fari-taniny Sihona, mpan-
jaka any Hesibona.
6 Ireny no reseny Mose mpanompo-
ny Iehôvah, ary ny zanaky Isiraely: dia
nomeny Mose mpanompony Iehôvah iny
ho fananany ny zanaky Reobena, sy ny
zanaky Gada, ary ny antsasaky ny fire-
neny Manase.
7 Ary ireo no mpanjaky ny tany izay no
reseny Iosioa, sy ny zanaky Isiraely, tamy
ny ety amorony Ioridany andrefana ety,
hatrany Bala-gada eo an-dohasahany Leba-
nona, dia hatramy ny tendrombohitra Ha-
laka, izay miakatra ho any Seira: izay
nomeny Iosioa ny fireneny Isiraely ho fa-
nanana araky ny fizarany:
8 Tany an-tendrombohitra, sy tany an-
-dohasaha, ary tany amy ny tany lemaka,
sy tany amy ny loharano, sy tany an-efitra,
ary tany amy ny tany atsimo: ny Heta, ny
Amora, ary ny Kanana, ny Pereza, ny
Heva, ary ny Iebiosa:
9 Ny mpanjaka any Ieriko, iray; ny
mpanjaka any Ay, izay eo anilany Betela,
iray;
10 Ny mpanjaka any Ieriosalema, iray;
ny mpanjaka any Hebirona, iray;
11 Ny mpanjaka any Iarimota, iray; ny
mpanjaka any Lakisa, iray;
12 Ny mpanjaka any Egilona, iray; ny
mpanjaka any Gezera, iray;
13 Ny mpanjaka any Debira, iray; ny
mpanjaka any Gedera, iray;
14 Ny mpanjaka any Horima, iray; ny
mpanjaka any Arada, iray;
15 Ny mpanjaka any Libina, iray; ny
mpanjaka any Adolama, iray;
16 Ny mpanjaka any Makeda, iray; ny
mpanjaka any Betela, iray;
17 Ny mpanjaka any Tapioa, iray; ny
mpanjaka any Hefera, iray;
18 Ny mpanjaka any Afeka, iray; ny
mpanjaka any Lasarona, iray;
19 Ny mpanjaka any Madona, iray; ny
mpanjaka any Hazora, iray;
20 Ny mpanjaka any Simirona-merona,
iray; ny mpanjaka any Akisafa, iray;
21 Ny mpanjaka any Tanaka, iray; ny
mpanjaka any Megido, iray;
22 Ny mpanjaka any Kadesa, iray; ny
mpanjaka any Iokineama any Karimela,
iray;
23 Ny mpanjaka any Dora eo amy ny
tany Dora, iray; ny mpanjaky ny firenen-
-tsamihafa any Giligaly, iray;
24 Ny mpanjaka any Tiriza, iray; irai-
kia amby telo-polo ny mpanjaka rehetra.

## TOKO XIII.

Ary Iosioa efa lehibe, ka tratrantitra; dia
hoy Iehôvah taminy, Efa lehibe, ka tra-
trantitra hianao, ary mitoetra be indrindra
ny tany sisa tsy mbola azo.
2 Izany no tany izay mbola sisa mitoe-
tra; ny tany rehetra amy ny Filisitia, sy ny
Gesiora rehetra,
3 Hatrany Sihora, izay eo tandrifiny
Ejipity, hatramy ny fari-taniny Eki-
rona mianavaratra, izay atao ho any ny
Kanana; ny andriana dimy amy ny Fili-
sitia; ny olon-Gaza, sy ny olon' Asidoda,
ny olon' Asikalona, ny olon-Gata, sy ny
olon' Ekirona; ary ny Ava koa;
4 Hatrany atsimo, dia ny taniny ny Ka-
nana rehetra, ary Meara izay eo anilany ny
Sidona, hatrany Afeka, hatramy ny fari-
-taniny ny Amora;
5 Ary ny taniny ny Gibila, sy ny Leba-
nona rehetra, ho any amy ny fiposahany
ny masoandro, hatrany Bala-gada eo am-
bany ny tendrombohitra Herimona, hatra-
my ny fidirana any Hamata.
6 Ny mponina rehetra eo amy ny ten-
drombohitra, hatrany Lebanona, ka ha-
trany Misirefota-maima, *ary* ny Sidona re-
hetra, ireny no ho roahiko eo alohany ny
zanaky Isiraely; zarao iny amy ny latsa-
-bato ho any ny zanaky Isiraely ho fando-
vana, araky izay nandidiako anao.
7 Ary ankehitriny zarao io tany io ho
fandovany ny firenena sivy, sy ny antsa-
saky ny fireneny Manase;
8 Niaraka taminy nahazoany ny zanaky
Reobena, sy ny zanaky Gada, ny fando-
vany, izay nomeny Mose azy tany an-da-

finy Ioridany miantsinanana, araky izay
nomeny Mose mpanompony Iehôvah azy;
9 Hatrany Aroera, izay eo amorony ny
renirano Arinona, ary ny tanàna izay eo
afovoany ny renirano, sy ny tany lemaka
Medeba rehetra hatrany Dibona;
10 Ary ny tanàna rehetra any Sihona
mpanjaky ny Amora, izay nanjaka tany
Hesibona, hatramy ny fari-taniny ny za-
naky Amona;
11 Ary Gileada, ary ny taniny ny Ge-
siora, sy ny Maakata; sy ny tendrombohitra
Herimona rehetra, ary Basana rehetra ha-
trany Salaka;
12 Ny fanjakan-drehetra any Oga tany
Basana, izay nanjaka tany Asitarota, sy
tany Edrey, izay sisa nitoetra tamy ny
olom-baventy; fa no reseny Mose ireny,
ka no roahiny.
13 Kanefa tsy no roahiny ny zanaky Isi-
raely ny Gesiora, na ny Maakata; fa ni-
toetra teo amy ny zanaky Isiraely ny
Gesiora, sy ny Maakata, mandrak' andro
any.
14 Ny fireneny Levy hiany no tsy no-
meny lova akory; ny fanatitra any Iehô-
vah Andriamanitry ny Isiraely atao amy
ny afo no lovany, araky izay no lazainy ta-
miny.
15 Ary nampandovany Mose ny fireneny
ny zanaky Reobena, araky ny mpianaka-
viny.
16 Ary ny taniny nihiatrany Aroera, izay
eo amorony ny renirano Arinona, ary ny
tanàna izay eo afovoany ny renirano, ary
ny tany lemaka rehetra eo anilany Me-
deba;
17 I Hesibona, sy ny tanànany rehetra
izay eo amy ny tany lemaka; i Dibona sy
Bamota-bala, ary Beta-bala-meona,
18 Ary Iahaza, sy Kedemota, ary Mefata,
19 Ary Kiriataima, sy Sibima, ary Za-
reta-sahara any an-tendrombohitry ny loha-
saha,
20 Ary Beti-peora, sy Asidoda-pisiga, ary
Beti-iesimota,
21 Ary ny tanàna rehetra eo amy ny tany
lemaka, sy ny fanjakan-drehetra any Si-
hona mpanjaky ny Amora, izay nanjaka
tany Hesibona, izay no reseny Mose, izy
sy ny andriany ny Midiana, i Evy, sy Re-
kema, sy Ziora, sy Hiora, ary Reba, an-
driandahiny Sihona, izay nitoetra teo amy
ny tany.
22 Ary Balama, zanaky Beora, ny mpi-
sikidy, no vonoiny ny zanaky Isiraely
tamy ny sabatra niaraka taminy izay no
vonoiny.
23 Ary Ioridany, sy ny amorony, no fari-
-taniny ny zanaky Reobena. Izany no fan-
dovany ny zanaky Reobena, araky ny mpia-
nakaviny, ny tanàna sy ny vohitra teo.
24 Ary nampandovany Mose ny fireneny
Gada, dia ny zanaky Gada, araky ny
mpianakaviny.
25 Ary Iazera, sy ny tanàna rehetra any
Gileada, ary ny antsasaky ny taniny ny
zanaky Amora, hatrany Aroera izay eo
tandrifiny Raba, no fari-taniny;
26 Ary hatrany Hesibona, ka hatrany
Ramata-mizipe, sy Betonima; ary hatrany
Mahanaima, ka hatramy ny fari-tany De-
bira;
27 Ary teo amy ny lohasaha, i Beti-arama,
sy Beti-nimira, sy Sokiota, sy Zafona, ny
sisa amy ny fanjakany Sihona mpanjaka
any Hesibona, Ioridany sy ny amorony,
hatramy ny amorony ny ranomasina Ki-
nereta any an-dafiny Ioridany miantsina-
nana.
28 Izany no fandovany ny zanaky Gada,
araky ny mpianakaviny, ny tanàna sy ny
vohitra teo.
29 Ary nampandovany Mose ny antsa-
saky ny fireneny Manase; ary *izany no
fandovany* ny antsasaky ny fireneny ny
zanaky Manase, araky ny mpianakaviny.
30 Ary ny fari-taniny nihiatrany Maha-
naima, i Basana rehetra, ny fanjakan-
-drehetra any Oga, mpanjaka any Basana,
ary ny tanàna rehetra any Iaira, izay any
Basana; tanàna enim-polo:
31 Ary ny antsasaky Gileada, sy Asita-
rota, ary Edrey, tanàna amy ny fanjakany
Oga any Basana, *nomeny* ho any ny za-
naky Makira zanaky Manase, dia ho any
ny antsasaky ny zanaky Makira, araky ny
mpianakaviny.
32 Ireo nampandovany Mose, teo amy
ny tany lemaka any Moaba, tany an-da-
finy Ioridany, teo anilany Ieriko miantsi-
nanana.
33 Ary ny fireneny Levy tsy nomeny
Mose fandovana akory: Iehôvah Andria-
manitry ny Isiraely no fandovany, araky
izay efa no lazainy taminy.

## TOKO XIV.

Ary ireo no fandovany ny zanaky Isiraely
teo amy ny tany Kanana, izay nampando-
vany Eliazara mpisorona, sy Iosioa zanaky
Niona, ary ny lohany ny tranon-drazany
ny fireneny ny zanaky Isiraely, azy.
2 Latsa-bato nandovany, araky izay efa
nampandidiany Iehôvah any Mose ho any ny
firenena sivy, sy ny antsasaky ny firenena.
3 F' efa nampandovany Mose ny firenena
roa sy ny antsasaky ny firenena tany an-
-dafiny Ioridany: fa ny zanaky Levy tsy
nomeny fandovana akory teo aminy.
4 F' efa firenena roa ny zanaky Iosefa, i
Manase sy Efiraima: ary tsy nomeny lova
ny zanaky Levy teo amy ny tany, afa tsy
ny tanàna hitoerany, sy ny fitoera-mala-
laka manodidiny ireny ho any ny ombiny,
sy ny fananany.
5 Araky izay efa nandidiany Iehôvah
any Mose no nataony ny zanaky Isiraely,
dia nizara ny tany izareo.
6 Dia nankany aminy Iosioa tany Gili-
galy ny zanaky Ioda; ary hoy Kaleba,
zanaky Iefione, Keneza, taminy hoe, Fan-
tatrao ny teny izay no teneniny Iehôvah ta-
miny Mose, mpanompon'Andriamanitra, ny
amiko sy ny aminao, tany Kadesa-barinea.
7 Efa-polo taona aho, raha naniraka ahy
Mose, mpanompony Iehôvah, hiala any
Kadesa-barinea hisafo ny tany: dia nive-
rina nitondra teny taminy aho, araky izay
tam-poko.
8 Kanefa ireo rahalahiko izay niakatra
nomba ahy nampandevilevy ny fony ny
olona; fa tanteraka tamy ny fanarahana
any Iehôvah Andriamanitro aho.
9 Dia nianiana taminy izany andro izany
Mose, ka nanao hoe, Ny tany izay no dia-
viny ny tongotrao ho fandovanao tokoa, sy
ny zanakao mandrakizay, satria tanteraka
tamy ny fanarahana any Iehôvah Andria-
manitro hianao.
10 Ary ankehitriny, indro, efa namelona
ahy Iehôvah araky izay no lazainy, ireo
dimy amby efa-polo taona ireo, dia hatrizay
nilazany Iehôvah izany teny izany taminy
Mose, raha nandehandeha ny Isiraely tany
an-efitra: ary ankehitriny, indro, efa dimy
amby valo-polo taona aho andro any.
11 Mbola matanjaka aho andro any, ta-
haky ny tamy ny andro izay nanirahany
Mose ahy: tahaky ny heriko taminy izay,
no heriko ankehitriny, mba hiady, hivoaka
sy hiditra.
12 Ary ankehitriny omeo ahy io ten-
drombohitr' io, izay no lazainy Iehôvah ta-
miny izany andro izany: f' efa renao ta-
miny izany andro izany fa nitoetra teo ny
zanaky Anaka, ary tanàna sasany lehibe
mirova; angamba homba ahy Iehôvah, dia
haharoaka azy aho, araky izay no lazainy
Iehôvah.
13 Dia nitsio-drano azy Iosioa, ka no-
meny Hebirona ho any Kaleba, zanaky
Iefione, ho fandovana.
14 Izany nahatongavany Hebirona ho
fandovany Kaleba zanaky Iefione, Keneza,
mandrak' andro any, satria tanteraka tamy
ny fanarahana any Iehôvah Andriamanitry
ny Isiraely izy.
15 Ary, Tanànany Ariba no anarany He-
birona fahiny: lehilahy lehibe teo amy ny
zanaky Anaka izy. Dia nitsahatra tamy
ny ady ny tany.

## TOKO XV.

Ary izany no anjarany ny fireneny ny zana-
ky Ioda tamy ny latsa-bato, araky ny mpia-
nakaviny; hatramy ny fari-tany Edoma,
efitra Zina mianatsimo, no fari-tany atsimo.
2 Ary ny fari-taniny atsimo nihiatrany
amorony ny ranomasina fanasina, ka ha-
tramy ny helo-drano mianatsimo;
3 Dia nihiatramy ny fari-tany atsimo iny
ka hatrany Maleha-akirabima, ka nan-
droso hatrany Zina, dia niakatra teo amy
ny fari-tany atsimo hatrany Kadesa-bari-
nea, ka nandroso hatrany Hezirona, dia
niakatra hatrany Adara, ka nanodidina ha-
trany Karika:
4 Dia nandroso hatrany Azimona, ka ni-
hiatramy ny ony Ejipity iny: ary ny ra-
nomasina no fihiatraminy izany fari-tany
izany: iny ho fari-taninareo atsimo.
5 Ary ny ranomasina fanasina no fari-
-tany atsinanana, dia hatramy ny farany
Ioridany. Ary ny fari-tany teo amy ny
tany avaratra, nihiatramy ny helo-drano-
masina teo amy ny farany Ioridany:
6 Dia niakatra ny fari-tany hatrany Beti-
-hogila, ka nandroso tany avaratry Beti-
-ariba; dia niakatra ny fari-tany hatram
ny vatony Bohana, zanaky Reobena:
7 Dia niakatra ny fari-tany ho any De-
bira hatramy ny lohasaha Akora, ary
nianavaratra manandrify any Giligaly

izay eo tandrifiny ny fiakarana any Adio-
mima, izay eo amy ny tany atsimony ny
ony; dia nandroso ny fari-tany hatramy
ny rano Eni-semesa, ary Eni-rogela no
fihiatraminy.
8 Dia niakatra ny fari-tany teo amy ny
lohasahany ny zanaky Hinoma, hatramy
ny tany Iebiosa atsimo: Ieriosalema iny;
dia niakatra ny fari-tany hatramy ny tam-
pony ny tendrombohitra, izay manandrify
ny lohasahany Hinoma miankandrefana,
izay eo amy ny farany ny lohasahany ny
olom-baventy mianavaratra:
9 Dia nihiatramy ny tampony ny tanety
ny fari-tany, ka nihiatramy ny loharano Ne-
fitoa, ka nihiatraminy ireo tanànany ny ten-
drombohitra Efirona; dia nihiatrany Bala,
izany no i Kiriata-iearima, ny fari-tany:
10 Dia nanodidina ny fari-tany hatrany
Bala miankandrefana ka hatramy ny ten-
drombohitra Seira, ka nandroso hatramy ny
ilany ny tendrombohitra Iearima avaratra,
izany no i Kesalona, dia nidina hatrany
Beti-semesa, ka nandroso hatrany Timina:
11 Dia nihiatramy ny tany Ekirona ny
fari-tany mianavaratra: dia nihiatrany Siki-
rona ny fari-tany, ka nandroso hatramy ny
tendrombohitra Bala, ka nihiatrany Iabi-
nela; ary ny ranomasina no fihiatraminy
ny fari-tany.
12 Ary ny fari-tany andrefana nihiatramy
ny ranomasin-dehibe, sy ny amorony. Iza-
ny no fari-taniny ny zanaky Ioda manodi-
dina, araky ny mpianakaviny.
13 Ary ho any Kaleba, zanaky Iefione,
nomeny ny anjara teo amy ny zanaky Ioda,
araky ny didiny Iehôvah taminy Iosioa,
ny tanànany Ariba, rainy Anaka, izany no
i Hebirona.
14 Dia no roahiny Kaleba teo ny zanaky
Anaka telo lahy, i Sesay, sy Ahimana, ary
Talimay, zanaky Anaka.
15 Dia nivoaka teo hankany amy ny
mponina any Debira izy; ary Kiriata-sefera
no anarany Debira fahiny.
16 Ary hoy Kaleba, Izay mamely any
Kiriata-sefera, ka mahafaky iny, dia ho-
meko azy Akisa zanako-vavy ho vady.
17 Ary Otiniela zanaky Kenaza, rahala-
hiny Kaleba, nahafaky iny: dia nomeny
azy Akisa zanani-vavy ho vady.
18 Ary rehefa nankany ny vehivavy, dia
nanosikia azy hangataka saha tamin-drainy
izy; ary ny vehivavy niala tamy ny am-
pondrany: dia hoy Kaleba taminy, Inona
no ilainao?
19 Ary hoy izy, Omeo ahy fitahiana:
f' efa nomenao ahy tany atsimo: dia omeo
ahy loharano. Dia nomeny azy ny loha-
rano ambony, sy ny loharano ambany.
20 Izany no fandovany ny fireneny ny
zanaky Ioda, araky ny mpianakaviny.
21 Ary ny tanàna farany amy ny fireneny
ny zanaky Ioda hatramy ny tany Edoma
mianatsimo, dia i Kabizela, sy Edera, ary
Iagiora,
22 Ary Kina, sy Dimona, ary Adala,
23 Ary Kedesa, sy Hazora, ary Itinana,
24 I Zifa, sy Telema, ary Bealota,
25 Ary Hazora, i Hadata, sy Keriota,
*ary* Hezirona, izany no i Hazora,
26 I Amama, sy Sema, ary Molada,
27 Ary Hazara-gada, sy Hesimona, ary
Beti-paleta,
28 Ary Hazara-sioala, sy Beri-seba, ar
Biziotia,
29 I Bala, sy Iima, ary Azema,
30 Ary Elitolada, sy Kesila, ary Horima,
31 Ary Zikilaga, sy Madimana, ary Sa-
nisana,
32 Ary Lebaôta, sy Silihima, sy Aina,
ary Rimona: sivy amby roa-polo ny ta-
nàna rehetra, ambany ny zana-bohitra teo.
33 Teo amy my tany lemaka, i Esitaola,
sy Zorea, ary Asina,
34 Ary Zanoa, sy Eni-ganima, i Tapioa,
sy Enama,
35 Iarimota, sy Adolama, i Sako, sy
Azeka.
36 Ary Saraima, sy Aditaima, sy Ge-
dera, ary Gedero-taima; tanàna efatra
amby ny folo, ambany ny zana-bohitra
teo:
37 I Zenana, sy Hadasa, ary Migidala-
-gada,
38 Ary Dileana, sy Mizipe, ary Ioki-
tela,
39 I Lakisa, sy Bozikata, ary Egilona,
40 Ary Kabona, sy Lahimama, ary Ki-
tilisa,
41 Ary Gederota, i Beta-dagona, sy
Nàma, ary Makeda; tanàna enina amby
ny folo, ambany ny zana-bohitra teo:
42 I Libina, sy Etera, ary Asana,
43 Ary Iifita, sy Asina, ary Neziba.
44 Ary Keila, sy Akiziba, ary Ma-
resa; tanàna sivy, ambany ny zana-bohitra
teo:

45 I Ekirona, ambany ny tanànany, sy ny
zana-bohitra teo;
46 Hatrany Ekirona, dia hatramy ny ra-
nomasina, izay rehetra manakeky any Asi-
doda, ambany ny zana-bohitra teo:
47 I Asidoda, ambany ny tanànany, sy
ny zana-bohitra teo, i Gaza, ambany ny ta-
nànany, sy ny zana-bohitra teo, hatramy
ny ony Ejipity, sy ny ranomasin-dehibe,
ary ny amorony:
48 Ary tany an-tendrombohitra, i Samira,
sy Iatira, ary Soko,
49 Ary Dana, sy Kiriata-sana, izany no i
Debira,
50 Ary Anaba, sy Esitemo, ary Anima,
51 Ary Gosena, sy Holona, ary Gilo;
tanàna iraikia amby ny folo, ambany ny
zana-bohitra teo:
52 I Araba, sy Dioma, ary Eseana,
53 Ary Ianioma, sy Beti-tapioa, ary
Afeka,
54 Ary Homita, sy Kiriata-ariba, izany
no i Hebirona, ary Ziora; tanàna sivy,
ambany ny zana-bohitra teo:
55 I Maona, i Karimela, sy Zifa, ary
Iota,
56 Ary Iezirela, sy Iokideama, ary Za-
noa,
57 I Kaina, i Gibea, ary Timina; tanàna
folo, ambany ny zana-bohitra teo:
58 I Halihiola, i Beti-ziora, ary Gedora,
59 Ary Marata, sy Beti-anota, ary Eliti-
kona; tanàna enina, ambany ny zana-bohi-
tra teo:
60 I Kiriata-bala, izany no i Kiriata-iea-
rima, ary Raba; tanàna roa, ambany ny
zana-bohitra teo:
61 Tany an-efitra, i Beti-araba, i Midina,
ary Sekaka,
62 Ary Nibisa, *sy* tanàna fanasina, ary
Eni-gedy; tanàna enina, ambany ny zana-
-bohitra teo.
63 Ary ny amy ny Iebiosa izay nonina
tany Ieriosalema, tsy naharoaka azy ny
zanaky Ioda; fa nonina ny Iebiosa teo
amy ny zanaky Ioda tany Ieriosalema
mandrak' andro any.

## TOKO XVI.

Dia lasa tamy ny latsa-bato ny anjarany
ny zanaky Iosefa, hatrany Ioridany teo
anilany Ieriko, hatramy ny ranony Ieriko
atsinanana, ka hatramy ny efitra izay mia-
katra avy any Ieriko eo amy ny tendrom-
bohitra Betela;
2 Ary niala tany Betela hankany Lioza
iny, ka nandroso hatramy ny fari-tany
Ariky hatrany Atarota,
3 Ka nidina miankandrefana ho amy ny
tany Iafileta hatramy ny tany Beti-horona
ambany, sy hatrany Gezera; ary ny rano-
masina no fihiatraminy.
4 Dia no azony ny zanaky Iosefa, i Ma-
nase sy Efiraima, ny fandovany.
5 Ary *izany* no taniny ny zanaky Efi-
raima, araky ny mpianakaviny: dia fari-
-taniny ny fandovany atsinanana i Atarota-
-adara hatrany Beti-horona ambony:
6 Ary ny fari-tany nihiatramy ny rano-
masina, hatrany Mikimeta amy ny ilany
avaratra; ary ny fari-tany nanodidina
miantsinanana hatrany Tanata-silo, ka ni-
hoatry iny atsinanana hatrany Ianoha;
7 Ka nidina hatrany Ianoha, ka hatrany
Atarota sy hatrany Narata, ka nihiatrany
Ieriko, ary tapitra tany Ioridany.
8 Ny fari-tany niala tany Tapioa mian-
kandrefana; ka hatramy ny ony Kana; ary
ny ranomasina no fihiatraminy. Izany no
fandovany ny fireneny ny zanaky Efiraima,
araky ny mpianakaviny:
9 Ary ny tanàna koa natokana ho any ny
zanaky Efiraima teo amy ny fandovany ny
zanaky Manase, ny tanàna rehetra am-
bany ny zana-bohitra teo.
10 Ary tsy nandroaky ny Kanana izay
nonina tany Gezera izareo; fa nonina teo
amy ny Efiraima ny Kanana mandrak'
andro any, ka nandoa hetra izareo.

## TOKO XVII.

Ary nisy anjara tamy ny latsa-bato ho any
ny fireneny Manase; (satria lahi-matoany
Iosefa izy;) dia ho any Makira lahi-mato-
any Manase, rainy Gileada; satria lehilahy
mahery miady izy, ary nahazo any Gi-
leada sy Basana izy.
2 Ary nisy *anjara* ho any ny zanaky
Manase sisa, araky ny mpianakaviny; ho
any ny zanaky Abiezera, sy ho any ny za-
naky Heleka, sy ho any ny zanaky Asiriela,
sy ho any ny zanaky Sekema, sy ho any
ny zanaky Hefera, ary ho any ny zanaky
Semida; ireo no zanaka-lahiny Manase,
zanaky Iosefa, araky ny mpianakaviny.
3 Fa tsy nanana zanaka-lahy Zelofehada

zanaky Hefera, zanaky Gileada, zanaky
Makira, zanaky Manase, fa zanaka-vavy
sasany hiany: ary ireo no anarany ny zanani-vavy, i Mahala, sy Noa, i Hogila, i
Milika, ary Tiriza.
4 Dia nanatona izareo, ho eo anatrehany
Eliazara mpisorona, sy eo anatrehany Iosioa, zanaky Niona, ary eo anatrehany ny
andriana, ka nanao hoe, Iehôvah efa nandidy any Mose hampandova anay eo amy
ny anadahinay. Ary nomeny azy fandovana
teo amy ny rahalahin-drainy, araky ny didiny Iehôvah.
5 Ary nisy anjara folo lasa ho any ny
Manase, hanampy ny tany Gileada sy Basana, izay tany an-dafiny Ioridany:
6 Satria nandova ny zanaka-vaviny Manase teo amy ny zanani-lahiny; ary ny
tany Gileada nandovany ny zanaka-lahiny
Manase sisa.
7 Ary ny fari-taniny ny Manase nihiatrany Asera ka hatrany Mikimeta, izay
manandrify any Sekema; ary ny fari-tany
nandroso, tamy ny ankavanana, hatramy
ny mponina any Eni-tapioa.
8 Lasa any ny Manase ny tany Tapioa:
fa any ny zanaky Efiraima i Tapioa, izay
tamy ny fari-taniny ny Manase;
9 Ary ny fari-tany nidina hatramy ny
renirano Kana atsimony ny renirano: ireo
no tanànany ny Efiraima teo amy ny tanànany ny Manase; ary ny fari-taniny ny
Manase nihiatramy ny avaratry ny renirano, ary ny ranomasina no fihiatraminy;
10 Mianatsimo ny any Efiraima, ary mianavaratra ny any Manase, ary ny ranomasina no fari-taniny; ary tamy ny Asera
nihaonany avaratra, ary tamy ny Isakara,
atsinanana.
11 Ary ny Manase nanana teo amy ny Isakara, sy teo amy ny Asera, any Beti-seana
sy ny zana-bohitra teo, ary Ibileama sy ny
zana-bohitra teo, ary ny mponina any Dora
sy ny zana-bohitra teo; ny mponina any Eni-dora koa sy ny zana-bohitra teo, ary ny
mponina any Tanaka sy ny zana-bohitra
teo, ary ny mponina any Megido sy ny
zana-bohitra teo, dia tany telo.
12 Kanefa tsy naharoaky ny teo aminy
ireny tanàna ireny ny zanaky Manase; fa
tiany ny Kanana hitoetra eo aminy izany
tany izany.
13 Fa rehefa nihiahery ny zanaky Isiraely, dia nampandoa hetra ny Kanana izareo; fa tsy nandroaka azy avokoa izareo.
14 Dia niteny ny zanaky Iosefa taminy
Iosioa, ka nanao hoe, Nahoana no nampandovanao ahy lova iray sy anjara iray
hiany, f' izaho efa olona maro, ka no tahiny Iehôvah mandrak'ankehitriny aho?
15 Dia hoy Iosioa taminy, Sangy olona
maro hianao, dia miakara ho amy ny tany
be hazo hianao, ka mijinjà ho anao eo amy
ny taniny ny Pereza sy ny olom-baventy
hianao, raha tàhiny ety loatra ho anao ny
tendrombohitra Efiraima.
16 Dia hoy ny zanaky Iosefa, Tsy ampy
ho anay ny tendrombohitra; ary ny Kanana rehetra izay monina eo amy ny tany
lemaka, manana kalesy vy, izay any Beti-seana sy ny zana-bohitra eo, sy izay eo
amy ny tany lemaka Iezirela.
17 Dia niteny Iosioa tamy ny mpianakaviny Iosefa, tamy ny Efiraima, sy tamy ny
Manase, ka nanao hoe, Olona maro hianao, ka mahery indrindra; tsy hanana anjara iray hiany hianao;
18 Fa ho anao ny tendrombohitra; satria
tany be hazo iny; ary hijinja iny hianao,
ary ho anao ny fivoahany; fa handroaky
ny Kanana hianao, na dia manana kalesy
vy izareo, na dia mahery izareo.

## TOKO XVIII.

Dia nivory tany Silo ny fiangonan-drehetra amy ny zanaky Isiraely, ka nanangany
ny trano-lainy ny fiangonana teo. Ary ny
tany no resena teo alohany.
2 Ary nisy firenena fito teo amy ny zanaky Isiraely, izay tsy mbola nahazo ny
fandovany.
3 Dia hoy Iosioa tamy ny zanaky Isiraely, Mandra-pahoviana no ahelanareo
hiditra handova ny tany, izay omeny Iehôvah Andriamanitry ny razanareo anareo?
4 Mandoava telo lahy avy amy ny isam-pirenena hianareo, dia haniraka azy aho,
ka hiaingia izareo, ka handeha hitety ny
tany, ka hanoratry iny, araky ny fandovany avy, dia hiverina aty amiko izareo.
5 Ary hizara iny ho fito toko izareo: ny
Ioda hitoetra eo amy ny taniny atsimo, ary
ny mpianakaviny Iosefa hitoetra eo amy ny
taniny avaratra.
6 Ary hianareo hanoratry ny tany ho
fito toko, ka hitondra ny soratra aty amiko,

mba hataoko latsa-bato ato ho anareo eo
anatrehany Iehôvah Andriamanitsikia.
7 Fa tsy manana anjara eo aminareo ny
zanaky Levy; fa ny fisoronana anyIehôvah
no fandovany; ary ny Gada, sy ny Reo-
bena, ary ny antsasaky ny fireneny Manase,
efa nahazo ny fandovany tany an-dafiny
Ioridany atsinanana, izay nomeny Mose
mpanompony Iehôvah azy.
8 Dia niaingia ireo lehilahy, ka nan-
deha: ary Iosioa nandidy izay nandeha,
hanoratry ny tany, ka nanao hoe, Andeha,
ka mandehana hitety ny tany, ka soraty iny,
dia miverena aty amiko, mba hataoko latsa-
-bato ato ho anareo eo anatrehany Iehôvah
aty any Silo.
9 Dia lasa ireo lehilahy, ka nandeha hi-
tety ny tany, dia nanoratry iny, araky ny
tanàna, ho fito toko, teo amy ny taratasy,
ka nankany aminy Iosioa, ho any an-toby
tany Silo.
10 Dia nanao latsa-bato ho azy tany Silo
teo anatrehany Iehôvah Iosioa; ka nizara
ny tany tamy ny zanaky Isiraely Iosioa,
araky ny an-tokony.
11 —Dia niakatra tamy ny latsa-bato ny
anjarany ny fireneny ny zanaky Benia-
mina, araky ny mpianakaviny; ary ny ta-
niny ny anjarany nivoaka teo anelanelany
ny zanaky Ioda, sy ny zanaky Iosefa.
12 Ary ny fari-taniny amy ny ilany ava-
ratra nihiatrany Ioridany: ary ny fari-tany
niakatra hatramy ny ilany Ieriko amy ny
avaratra, ka niakatra hamaky ireo ten-
drombohitra miankandrefana; ary teo amy
ny efitra Beti-avena no fihiatraminy.
13 Ary ny fari-tany nandroso teo hatrany
Lioza, hatramy ny ilany Lioza, izany no i
Betela, mianatsimo; ary ny fari-tany ni-
dina hatrany Atarota-adara akekiny ny
tendrombohitra, izay eo amy ny atsimony
Beti-horona ambany.
14 Ary ny fari-tany nihiatrany, ka nano-
didiny ny zorony ny ranomasina miana-
tsimo, hatramy ny tendrombohitra, izay
manandrify any Beti-horona mianatsimo:
ary Kiriata-bala, izany no i Kiriata-iearima,
tanànany ny zanaky Ioda, no fihiatraminy;
izany no toko andrefana.
15 Ary ny toko atsimo nihiatramy ny
farany Kiriata-iearima, ary ny fari-tany
nandroso tany andrefana, ka nihiatramy ny
loharanony Nefitoa:
16 Dia nidina ny fari-tany hatramy ny
farany ny tendrombohitra, izay manandrify
ny lohasahany ny zanaky Hinoma, izay
eo amy ny lohasahany ny olom-baventy
any avaratra; ka nidina hatramy ny loha-
sahany Hinoma hatramy ny ilany ny Ie-
biosa any atsimo, ka nidina hatrany Eni-
-rogela,
17 Ka nihiatramy ny avaratra, ka nan-
droso hatrany Eni-semesa, ka nihiatrany
Gelilota, izay manandrify ny fiakarana ho
any Adiomima, ka nidina hatramy ny va-
tony Bohana, zanaky Reobena,
18 Ka nandroso hatramy ny ilany ma-
nandrify any Araba mianavaratra, ka ni-
dina hatrany Araba;
19 Dia nandroso ny fari-tany ho amy ny
ilany Beti-hogila mianavaratra; ary ny
helo-dranomasina fanasina no fihiatraminy
ny fari-tany avaratra, eo amy ny farany Io-
ridany atsimo; izany no tany atsimo.
20 Ary Ioridany no fari-taniny atsina-
nana. Izany no fandovany ny zanaky Be-
niamina amy ny fari-taniny manodidina,
araky ny mpianakaviny.
21 Ary ny tanànany ny fireneny ny za-
naky Beniamina, araky ny mpianakaviny,
no Ieriko, sy Beti-hogila, ary ny lohasa-
ha Keziza,
22 Ary Beti-araba, sy Zemaraima, ary
Betela,
23 Ary Avima, sy Para, ary Ofira,
24 Ary Kefara-hamonay, sy Ofiny, ary
Gaba; tanàna roa amby ny folo, ambany
ny zana-bohitra teo:
25 I Gibeona, sy Rama, ary Berota,
26 Ary Mizipe, sy Kefira, ary Moza,
27 Ary Rekema, sy Iripela, ary Tarala,
28 Ary Zela, i Elefa, ary Iebiosa, izany
no Ieriosalema, i Gibeata, i Kiriata; ta-
nàna efatra amby ny folo, ambany ny zana-
-bohitra teo. Izany no fandovany ny za-
naky Beniamina, araky ny mpianakaviny.

## TOKO XIX.

Ary nivoaka tamy ny latsa-bato ny anja-
ra faharoa ho any ny Simeona, dia ho any
ny fireneny ny zanaky Simeona, araky ny
mpianakaviny; ary ny fandovany teo ana-
tiny ny fandovany ny zanaky Ioda.
2 Dia nandova any Beri-seba, sy Seba,
ary Molada, izareo,
3 Ary Hazara-sioala, sy Bala, ary Azema,
4 Ary Elitolada, sy Betiola, ary Horima,

5 Ary Zikilaga, sy Beti-marikabota, ary Hazari-siosa,
6 Ary Beti-lebaota, sy Sariohena; tanàna telo amby ny folo, ambany ny zana-bohitra teo;
7 I Aina, i Rimona, sy Etera, ary Asana; tanàna efatra, ambany ny zana-bohitra teo:
8 Ary ny zana-bohitra rehetra, izay nanodidiny ireny tanàna ireny hatrany Balata-bera, i Ramata any atsimo. Izany no fandovany ny fireneny ny zanaky Simeona, araky ny mpianakaviny.
9 Avy tamy ny anjarany ny zanaky Ioda ny fandovany ny zanaky Simeona; fa lehibe ny anjarany ny zanaky Ioda loatra ho azy; ary teo anatiny ny fandovany nandovany ny zanaky Simeona.
10 —Dia niakatra tamy ny latsa-bato ny anjara fahatelo ho any ny zanaky Zebiolona, araky ny mpianakaviny: ary ny fari-taniny ny fandovany nihiatrany Sarida:
11 Dia niakatra ny fari-taniny hatramy ny ranomasina, sy Marala, dia nahatratra any Dabaseta, ka nahatratry ny ony izay eo tandrifiny Iokineama:
12 Ka niantsinanana nihiatrany Sarida, ho any amy ny fiposahany ny masoandro, hatramy ny fari-taniny Kisiloti-tabora, dia nandroso hatrany Daberata, ka niakatra hatrany Iafia;
13 Dia nandroso teo hiantsinanana hatrany Gita-hefera, hatrany Itahi-kazina, ka nandroso hatrany Rimona-metoara, hatrany Nea;
14 Dia nanodidiny iny ny fari-tany any avaratra hatrany Hanatana: ary ny lohasaha Ifita-ela no fihiatraminy.
15 Ary Katata, sy Nahalala, sy Simirona, sy Idala, ary Beti-lehema; tanàna roa amby ny folo, ambany ny zana-bohitra teo.
16 Izany no fandovany ny zanaky Zebiolona, araky ny mpianakaviny, ireny tanàna ireny, ambany ny zana-bohitra teo.
17 —Nivoaka tamy ny latsa-bato ny anjara fahefatra ho any ny Isakara, dia ho any ny zanaky Isakara, araky ny mpianakaviny.
18 Ary ny fari-taniny nihiatrany Iezirela, sy Kesiolota, ary Sionema,
19 Ary Hafiraima, sy Sihona, ary Anaharata,
20 Ary Rabita, sy Kisiona, ary Abeza,
21 Ary Remeta, sy Eni-ganima, sy Eni-hada, ary Beti-pazeza;
22 Ary ny tany nihiatrany Tabora, sy Sahazima, ary Beti-semesa; ary Ioridany no fihiatraminy ny fari-taniny: tanàna enina amby ny folo, ambany ny zana-bohitra teo.
23 Izany no fandovany ny fireneny ny zanaky Isakara, araky ny mpianakaviny, ireo tanàna ambany ny zana-bohitra teo.
24 —Dia nivoaka tamy ny latsa-bato ny anjara fahadimy ho any ny fireneny ny zanaky Asera, araky ny mpianakaviny.
25 Ary ny fari-taniny dia i Helikata, sy Haly, sy Betena, ary Akisafa,
26 Ary Alameleka, sy Amada, ary Miseala; dia nihiatrany Karimela miankandrefana, ka hatrany Sihora-libinata;
27 Ka nandroso ho any amy ny fiposahany ny masoandro hatrany Beti-dagona, ka nihiatrany Zebiolona, sy hatramy ny lohasaha Ifita-ela any avaratra hatrany Beti-emeka sy Neiela, ka nivoaka hatrany Kabiola amy ny ankavia,
28 Ary Hebirona, sy Rehoba, sy Hamona, ary Kana, hatrany Zidon-dehibe:
29 Dia nandroso ny fari-tany hatrany Rama, sy hatrany Toro tanàna mafy: dia nandroso ny fari-tany hatrany Hosa; ary ny ranomasina no fihiatraminy, hatrany amorony ka hatrany Akiziba;
30 Ary Oma, sy Afeka, ary Rehoba; tanàna roa amby roa-polo, ambany ny zana-bohitra teo.
31 Izany no fandovany ny fireneny ny zanaky Asera, araky ny mpianakaviny, ireny tanàna ireny ambany ny zana-bohitra teo.
32 —Nivoaka tamy ny latsa-bato ny anjara fahenina ho any ny zanaky Nafitaly, dia ho any ny zanaky Nafitaly, araky ny mpianakaviny.
33 Ary ny fari-taniny nihiatrany Helefa, hatrany Alona hatrany Zânanima sy Adamy, i Nekeba, ary Iabinela, hatrany Lakioma; ary Ioridany no fihiatraminy.
34 Dia nandroso ny fari-tany miankandrefana hatrany Azinota-tabora, ka nivoaka tany hatrany Hokôka, ka nihiatrany Zebiolona amy ny atsimo, ka nihiatrany Asera amy ny andrefana, ary hatrany Ioda: hatrany Ioridany any amy ny fiposahany ny masoandro.

35 Ary ny tanàna mirova dia i Zidima, i
Zera, ary Hamata, i Rakata, sy Kinereta,
36 Ary Adama, sy Rama, ary Hazora,
37 Ary Kedesa, sy Edrey, ary Eni-ha-
zora,
38 Ary Irona, sy Migidali-ela, i Horema,
sy Beti-anata, ary Beti-semesa; tanàna sivy
amby ny folo, ambany ny zana-bohitra teo.
39 Izany no fandovany ny fireneny ny
zanaky Nafitaly, araky ny mpianakaviny,
ireo tanàna ambany ny zana-bohitra teo.
40 —Nivoaka tamy ny latsa-bato ny an-
jara fahafito ho any ny fireneny ny zanaky
Dana, araky ny mpianakaviny.
41 Ary ny fari-taniny ny fandovany dia
i Zora, sy Esitaola, ary Iri-semesa,
42 Ary Sâlabima, sy Aialona, ary Ietila,
43 Ary Elona, sy Timinata, ary Ekirôna,
44 Ary Eliteke, sy Gibetôna, ary Bâlata,
45 Ary Iehioda, sy Bene-beraka, ary
Gati-rimona,
46 Ary Me-iarikona, sy Rakona, ambany
ny fari-tany teo tandrifiny Iafo.
47 Dia nikielikely noho ireny ny taniny
ny zanaky Dana : ary niakatra ny zanaky
Dana hiady aminy Lesema, ka nahafaky
iny, dia namely iny tamy ny lelan-tsabatra,
ka nahazo iny, ka nitoetra teo, ka nataony
ny anarany Lesema hoe i Dana, araky ny
anarany Dana, rainy.
48 Izany no fandovany ny fireneny ny
zanaky Dana, araky ny mpianakaviny, ireny
tanàna ireny ambany ny zana-bohitra teo.
49 Ary rehefa vitany ny fizarany ny tany
ho fandovana araky ny fari-taniny, dia no-
meny ny zanaky Isiraely fandovana ho
any Iosioa zanaky Niona teo aminy :
50 Araky ny teniny Iehôvah, dia nomeny
azy ny tanàna izay nangatahiny, dia i
Timinata-sera tany an-tendrombohitra Efi-
raima; dia nanao ny tanàna izy, ka nitoe-
tra teo.
51 Ireo no fandovana izay nomeny Elia-
zara mpisorona, sy Iosioa zanaky Niona,
ary ny lohany ny tranon-drazany ny fire-
neny ny zanaky Isiraely, ho fandovana,
tamy ny latsa-bato tany Silo teo anatrehany
Iehôvah teo am-baravarany ny trano-lainy
ny fiangonana. Dia nahavita ny fizarany
ny tany izareo.

## TOKO XX.

Dia niteny taminy Iosioa Iehôvah, ka na-
nao hoe;
2 Lazao amy ny zanaky Isiraely, ka atavy
hoe, Manendre ho anareo ireo tanàna fia-
rovana izay nampitenenako any Mose ta-
minareo;
3 Handosirany ny mpamono olona, izay
mamely olona, tsy nahy, ka tsy fantatra;
dia ho fiarovana anareo amy ny mpamali-ra
ireny.
4 Ary raha hijanona eo amy ny fidirana
amy ny vavahadiny ny tanàna, izay man-
dositra ho any amy ny anankiray aminy
ireny tanàna ireny, ka handahatry ny te-
niny ho reny ny loholony iny tanàna iny,
dia halainy ho any an-tanàna ho aminy, ka
homeny fitoerana izy, mba hitoerany eo
aminy.
5 Ary raha hanenjikia azy ny mpamali-ra,
dia tsy hanolotry ny mpamono olona any
an-tànany izareo, satria namely ny namany
tsy nahy izy, ka tsy halany teo aloha izy.
6 Dia hitoetra eo aminy iny tanàna iny
mandra-pijanona eo anatrehany ny fiango-
nana ho tsaraina izy, *sa* mandra-pahafaty
ny mpisorona be, izay ho aminy ireny an-
dro ireny : dia hiverina ny mpamono olona,
ka hody any an-tanànany, sy any an-tra-
nony, any an-tanàna izay nialany hando-
sitra.
7 Dia nanendry any Kedesa tany Galily
tany an-tendrombohitra Nafitaly izareo, ary
Sekema tany an-tendrombohitra Efiraima,
ary Kiriata-ariba, izany no i Hebirona, tany
an-tendrombohitra Ioda.
8 Ary tany an-dafiny Ioridany anilany
Ieriko miantsinanana, no tendreny Besera
tany an-efitra eo amy ny tany lemaka, avy
tamy ny fireneny Reobena, ary Ramota
any Gileada avy tamy ny fireneny Gada,
ary Golana tany Basana avy tamy ny fire-
neny Manase.
9 Ireo no tanàna voa tendry ho any ny za-
naky Isiraely rehetra, sy ho any ny vahiny
izay mitoetra eo aminy, handosirany izay
rehetra mamono olona tsy nahy, mba tsy
matiny ny tànany ny mpamali-ra, mandra-
-pijanona eo anatrehany ny fiangonana.

## TOKO XXI.

Dia nanatona ny lohany ny tranon-dra-
zany ny zanaky Levy ho aminy Eliazara
mpisorona, sy aminy Iosioa zanaky Niona,
ary amy ny lohany ny tranon-drazany ireo
fireneny ny zanaky Isiraely :
2 Dia niteny taminy tany Silo teo amy ny

tany Kanana izareo, ka nanao hoe, Iehôvah efa nampandidy any Mose homena anay tanàna hitoeranay, sy ny fitoera-malalaka manodidiny ireny ho any ny ombinay.
3 Dia nomeny ny zanaky Isiraely ho
any ny zanaky Levy ireny tanàna ireny
ambany ny fitoera-malalaka manodidiny
ireny, avy tamy ny fandovany, araky ny
didiny Iehôvah.
4 Dia nivoaka tamy ny latsa-bato ny an-
jara ho any ny mpianakaviny ny zanaky
Kohata: ary ny zanaky Arona mpisorona
avy tamy ny zanaky Levy, nahazo tamy ny
latsa-bato tanàna telo amby ny folo, avy tamy
ny fireneny Ioda, sy tamy ny fireneny Si-
meona, ary tamy ny fireneny Beniamina.
5 Ary ny zanaky Kohata sisa nahazo
tamy ny latsa-bato tanàna folo, avy tamy
ny mpianakaviny ny fireneny Efiraima,
sy tamy ny fireneny Dana, ary tamy ny
antsasaky ny fireneny Manase.
6 Ary ny zanaky Gerisona nahazo tanàna
telo amby ny folo tamy ny latsa-bato, avy
tamy ny mpianakaviny ny fireneny Isakara,
sy tamy ny fireneny Asera, sy tamy ny
fireneny Nafitaly, ary tamy ny antsasaky
ny fireneny Manase tany Basana.
7 Ny zanaky Merary araky ny mpiana-
kaviny nahazo tanàna roa amby ny folo,
avy tamy ny fireneny Reobena, sy tamy ny
fireneny Gada, ary tamy ny fireneny Zebio-
lona.
8 Dia nomeny ny zanaky Isiraely tamy
ny latsa-bato ho any ny zanaky Levy ireny
tanàna ireny ambany ny fitoera-malalaka
manodidiny ireny, araky izay efa nampan-
didiany Iehôvah any Mose.
9 Dia nomeny, avy tamy ny fireneny ny
zanaky Ioda, ary tamy ny fireneny ny za-
naky Simeona, ireo tanàna ireo izay voa
laza tamy ny anarana;
10 Izay efa azony ny zanaky Arona, avy
tamy ny mpianakaviny ny zanaky Kohata,
avy tamy ny zanaky Levy: fa azy ny an-
jara voalohany tamy ny latsa-bato.
11 Dia nomeny azy ny tanànany Ariba,
rainy Anaka, izany no i Hebirona eo amy
ny tendrombohitra Ioda, ambany ny fitoe-
rany malalaka manodidiny iny.
12 Fa ny saha amy ny tanàna, sy ny
zana-bohitra teo, nomeny ho any Kaleba,
zanaky Iefione, ho fananany.
13 Dia nomeny ho any ny zanaky Arona,
mpisorona, i Hebirona ambany ny fitoera-
-malalaka manodidiny iny, ho tanàna fia-
rovana ho any ny mpamono olona; ary
Libina ambany ny fitoera-malalaka mano-
didiny iny,
14 Ary Iatira ambany ny fitoera-malalaka
manodidiny iny, ary Esitemoa ambany ny
fitoera-malalaka manodidiny iny,
15 Ary Holona ambany ny fitoera-mala-
laka manodidiny iny, ary Debira ambany
ny fitoera-malalaka manodidiny iny,
16 Ary Aina ambany ny fitoera-malalaka
manodidiny iny, ary Iota ambany ny
fitoera-malalaka manodidiny iny, *ary* Beti-
-semesa ambany ny fitoera-malalaka mano-
didiny iny; tanàna sivy avy taminy ireny
firenena roa ireny.
17 Ary avy tamy ny fireneny Beniamina
i Gibeona ambany ny fitoera-malalaka ma-
nodidiny iny, i Geba ambany ny fitoera-
-malalaka manodidiny iny,
18 I Anatota ambany ny fitoera-malalaka
manodidiny iny, ary Alimona ambany ny
fitoera-malalaka manodidiny iny; tanàna
efatra.
19 Ny tanàna rehetra any ny zanaky
Arona, ireo mpisorona, tanàna telo amby
ny folo ambany ny fitoera-malalaka mano-
didiny ireny.
20 Ary ny mpianakaviny ny zanaky Ko-
hata, ny zanaky Levy izay sisa tamy ny
zanaky Kohata, dia nahazo ny tanànany ny
latsa-batony avy tamy ny fireneny Efi-
raima.
21 Fa nomeny azy Sekema ambany ny
fitoera-malalaka manodidiny iny, tany an-
-tendrombohitra Efiraima, ho tanàna fiaro-
vana ho any ny mpamono olona, ary Ge-
zera ambany ny fitoera-malalaka manodi-
diny iny,
22 Ary Kibizaima ambany ny fitoera-
-malalaka manodidiny iny, ary Beti-horona
ambany ny fitoera-malalaka manodidiny
iny; tanàna efatra.
23 Ary avy tamy ny fireneny Dana, i
Eliteke ambany ny fitoera-malalaka mano-
didiny iny, i Gibetona ambany ny fitoera-
-malalaka manodidiny iny,
24 I Aialona ambany ny fitoera-malalaka
manodidiny iny, i Gati-rimona ambany ny
fitoera-malalaka manodidiny iny; tanàna
efatra.
25 Ary avy tamy ny antsasaky ny fire-
neny Manase, i Tanaka ambany ny fitoera-
-malalaka manodidiny iny; ary Gati-ri-

mona ambany ny fitoera-malalaka manodi-
diny iny; tanàna roa.
26 Ny tanàna rehetra folo ambany ny fitoe-
ra-malalaka manodidiny ireny, ho any ny
mpianakaviny ny zanaky Kohata izay sisa:
27 Ary ho any ny zanaky Gerisona amy
ny mpianakaviny ny zanaky Levy, avy
tamy ny antsasaky ny fireneny Manase, *no-
meny* Golana tany Basana ambany ny
fitoera-malalaka manodidiny iny, ho tanàna
fiarovana ho any ny mpamono olona: ary
Besitera ambany ny fitoera-malalaka mano-
didiny iny; tanàna roa.
28 Ary avy tamy ny fireneny Isakara, i
Kisona ambany ny fitoera-malalaka mano-
didiny iny; i Dabare ambany ny fitoera-
-malalaka manodidiny iny,
29 Iarimota ambany ny fitoera-malalaka
manodidiny iny, i Eni-ganima ambany ny
fitoera-malalaka manodidiny iny; tanàna
efatra.
30 Ary avy tamy ny fireneny Asera, i
Misala ambany ny fitoera-malalaka mano-
didiny iny, i Abidona ambany ny fitoera-
-malalaka manodidiny iny,
31 I Helikata ambany ny fitoera-mala-
laka manodidiny iny, ary Rehoba ambany
ny fitoera-malalaka manodidiny iny; tanàna
efatra.
32 Ary avy tamy ny fireneny Nafitaly, i
Kedesa tany Galily ambany ny fitoera-ma-
lalaka manodidiny iny, ho tanàna fiarovana
ho any ny mpamono olona; ary Hamota-
-dora ambany ny fitoera-malalaka mano-
didiny iny, ary Karitana ambany ny fitoera-
-malalaka manodidiny iny; tanàna telo.
33 Ny tanàna rehetra any ny zanaky
Gerisona, araky ny mpianakaviny, dia ta-
nàna telo amby ny folo ambany ny fitoera-
-malalaka manodidiny ireny.
34 Ary ho any ny mpianakaviny ny za-
naky Merary, ny zanaky Levy sisa, avy
tamy ny fireneny Zebiolona, Iokineama
ambany ny fitoera-malalaka manodidiny
iny, ary Karita ambany ny fitoera-mala-
laka manodidiny iny,
35 I Dimina ambany ny fitoera-malalaka
manodidiny iny, i Nahalala ambany ny
fitoera-malalaka manodidiny iny; tanàna
efatra.
36 Ary avy tamy ny fireneny Reobena,
i Bezera ambany ny fitoera-malalaka ma-
nodidiny iny, ary Iahaza ambany ny fitoera-
-malalaka manodidiny iny,
37 I Kedemota ambany ny fitoera-mala-
laka manodidiny iny, ary Mefaata ambany
ny fitoera-malalaka manodidiny iny; tanàna
efatra.
38 Ary avy tamy ny fireneny Gada, i
Ramota any Gileada ambany ny fitoera-
-malalaka manodidiny iny, ho tanàna fia-
rovana ho any ny mpamono olona; ary
Mahanaima ambany ny fitoera-malalaka
manodidiny iny,
39 I Hesibona ambany ny fitoera-mala-
laka manodidiny iny, Iazera ambany ny
fitoera-malalaka manodidiny iny; tanàna
efatra izy rehetra.
40 Ny tanàna rehetra ho any ny zanaky
Merary, araky ny mpianakaviny, izay sisa
tamy ny mpianakaviny ny zanaky Levy,
natao latsa-bato, tanàna roa amby ny
folo.
41 Ny tanàna rehetra any ny zanaky
Levy teo anatiny ny fandovany ny zanaky
Isiraely, dia tanàna valo amby efa-polo,
ambany ny fitoera-malalaka mandodidiny
ireny.
42 Ireo tanàna ireo, samy nanany ny
fitoerany malalaka manododiny ireny avy;
izany nananany ireny tanàna rehetr' ireny.
43 Dia nomeny Iehôvah ho any ny Isi-
raely ny tany rehetra, izay nianianany ho-
meny ho any ny razany; dia nandova iny
izareo, ka nonina teo.
44 Dia nomeny Iehôvah azy fitsaharana
manodidina, araky izay rehetra nianianany
tamy ny razany; ka tsy nisy lehilahy
tamy ny fahavalony rehetra nijanona teo
alohany; natolotry Iehôvah ny fahavalony
rehetra tany an-tànany.
45 Tsy nisy diso na kely akory tamy ny
zava-tsoa izay no lazainy Iehôvah tamy ny
mpianakaviny Isiraely: tanteraka avokoa
izany rehetr' izany.

## TOKO XXII.

DIA nantsoiny Iosioa ny zanaky Reobena,
sy ny zanaky Gada, ary ny antsasaky ny
fireneny Manase,
2 Ka hoy izy taminy, Hianareo efa nitan-
driny izay rehetra nandidiany Mose mpa-
nompony Iehôvah anareo, k' efa nihaino
ny feoko taminy izay rehetra nandidiako
anareo:
3 Tsy nilaozanareo ny rahalahinareo ta-
miny ireo andro maro ireo mandrak' andro

any, fa no tandremanareo ny didiny ny la-
làny Iehôvah Andriamanitrareo.
4 Ary ankehitriny, efa nomeny Iehôvah
Andriamanitrareo fitsaharana ho any ny
rahalahinareo, araky izay no lazainy ta-
miny: ary ankehitriny, miverena hianareo,
ka mankanesa amy ny lainareo, ho amy ny
taniny ny fandovanareo, izay nomeny Mose
mpanompony Iehôvah anareo tany an-
-dafiny Ioridany.
5 Fa tandremo tsara hanao ny didy sy ny
lalàna, izay nandidiany Mose mpanom-
pony Iehôvah anareo, hitiavanareo any
Iehôvah Andriamanitrareo, sy handehana-
nareo eo amy ny làlany rehetra, sy hitan-
dremanareo ny didiny, sy hiraizanareo
aminy, ka hanompoanareo Azy amy ny
fonareo rehetra, sy amy ny fanahinareo re-
hetra.
6 Dia nitsio-drano azy Iosioa, ka nam-
pandeha azy; dia nankany amy ny lainy
izareo.
7 Ary ny antsasaky ny fireneny Manase
efa nampandovany Mose tany Basana: fa
ny antsasaky iny nampandovany Iosioa teo
amy ny rahalahiny tany an-dafiny Iori-
dany miankandrefana ety. Ary raha nam-
pandeha azy koa Iosioa ho any amy ny
lainy, dia nitsio-drano azy izy;
8 Dia niteny taminy izy, ka nanao hoe,
Miverena hianareo mitondra harena be ho
any amy ny lainareo, ary omby marobe
indrindra, sy volafotsy, sy volamena, sy
varahina, sy vy, ary fitafiana marobe in-
drindra: imbony ny babo amy ny rahala-
hinareo, avy amy ny fahavalonareo.
9 Dia niverina ny zanaky Reobena, sy
ny zanaky Gada, ary ny antsasaky ny fire-
neny Manase, ka niala tamy ny zanaky
Isiraely tany Silo, izay eo amy ny tany
Kanana, hankany amy ny tany Gileada
ho amy ny taniny ny fandovany, izay nan-
dovany, araky ny teniny Iehôvah izay
nampitondrany any Mose.
10 Ary raha tonga tany amorony Iori-
dany izay eo amy ny tany Kanana, dia
nanao fivoadiana teo amy ny amorony Io-
ridany, fivodiana lehibe ho jerena, ny za-
naky Reobena, sy ny zanaky Gada, ary ny
antsasaky ny fireneny Manase.
11 Dia nandre ny zanaky Isiraely, hoe,
Indro, efa nataony ny zanaky Reobena, sy
ny zanaky Gada, ary ny antsasaky ny fire-
neny Manase, fivoadiana, teo tandrifiny ny
tany Kanana, teo amorony Ioridany teo
amy ny fitany ny zanaky Isiraely.
12 Ary raha nandre ny zanaky Isiraely,
dia niangona tany Silo ny fiangonan-drehe-
tra amy ny zanaky Isiraely, mba hiakatra
hiady aminy.
13 Dia naniraka any Finehasa zanaky
Eliazara mpisorona, ny zanaky Isiraely,
tamy ny zanaky Reobena, sy tamy ny za-
naky Gada, ary tamy ny antsasaky ny fire-
neny Manase, ho amy ny tany Gileada;
14 Dia nomba azy andriana folo, an-
driana iray avy amy ny tranon-drazana,
araky ny fireneny Isiraely rehetra; ary
samy no lohany avy tamy ny tranon-dra-
zany, teo amy ny arivony ny Isiraely.
15 Dia nandeha izareo ho amy ny zanaky
Reobena, sy ho amy ny zanaky Gada, ary
ho amy ny antsasaky ny fireneny Manase,
ho any amy ny tany Gileada, dia niteny
taminy izareo, ka nanao hoe,
16 Izany no lazainy ny fiangonan-drehe-
tra any Iehôvah, Inona no izato fahotan'
izato, izay nanotanareo tamin' Andriamani-
try ny Isiraely, nialanareo andro any tamy
ny fanarahana any Iehôvah, satria nanao
fivoadiana ho anareo, niodinanareo andro
any taminy Iehôvah, hianareo?
17 Kely loatra va ho antsikia ny heloky
Peora, izay tsy mbola no diovina isikia
mandrak' andro any, ka teo amy ny fian-
gonana any Iehôvah ny aretin-dratsy?
18 Fa hianareo niala tamy ny fanarahana
any Iehôvah andro any, ary satria miodina
aminy Iehôvah andro any hianareo, hisy
fahatezerana rahamaraina amy ny fiango-
nany ny Isiraely rehetra.
19 Ary raha tàhiny maloto ny taniny ny
fanananareo, dia mandehana hita amy ny
taniny ny fananany Iehôvah, izay itoerany
ny trano-lainy Iehôvah, ka makà fananana
eo aminay; fa aza miodina aminy Iehôvah,
na miodina aminay, amy ny fanavanareo
fivoadiana hanampy ny fivoadiana any Ie-
hôvah Andriamanitsikia.
20 Tsy nanota v' i Akana zanaky Zera
tamy ny zavatra voa ozona, ka latsaka fa-
hatezerana tamy ny fiangonany ny Isiraely
rehetra? ary tsy maty izany lehilahy izany
hiany tamy ny helony.
21 Dia namaly ny zanaky Reobena, sy
ny zanaky Gada, ary ny antsasaky ny fire-
neny Manase, ka nanao tamy ny lohany ny
arivony ny Isiraely hoe,

22 Iehôvah Andriamanitry ireo andria-
manitra, Iehôvah Andriamanitry ireo an-
driamanitra, Izy mahalala, ary ny Isiraely
hahalala, raha fiodinana, sa fahotana aminy
Iehôvah, na tsia, (aza miantra anay andro
any,)
23 Nanavanay fivoadiana mba hiala amy
ny fanarahana any Iehôvah, sa mba hanati-
tra fanatitra hodorana eo amboniny, sa
fanatitra ho hanina, sa hanatitra fanatitra
fisaorana eo amboniny: aoky Iehôvah ha-
nadina;
24 Ary raha nanao iny izahay noho ny fa-
tahorany izao zavatr' izao, hoe, Rahatrizay
ho lazainy ny zanakareo amy ny zanakay,
hoe, Maninona va hianareo aminy Iehôvah
Andriamanitry ny Isiraely?
25 Fa nataony Iehôvah Ioridany ho fa-
ritra anelanelantsikia, ry zanaky Reobena
sy zanaky Gada: tsy manana anjara aminy
Iehôvah hianareo: ka dia hampitsahatry
ny zanakay ny zanakareo amy ny fataho-
rana any Iehôvah.
26 Dia hoy izahay, Aoka hamboatra an-
kehitriny hanao fivoadiana ho antsikia
isikia, tsy ho fanatitra hodorana, na ho fa-
nalamboady:
27 Fa mba ho vavolombelona eo anela-
nelantsikia, ary ny zanatsikia mandimby
antsikia, hanavanay ny fanompoana any
Iehôvah eo anatrehany amy ny fanati-
tray hodorana, ary amy ny fanalamboadi-
nay, ary amy ny fanatitray fisaorana: mba
tsy ho lazainy ny zanakareo amy ny za-
nakay rahatrizay, Tsy manana anjara ami-
ny Iehôvah hianareo.
28 Ary hoy izahay, Raha hilaza aminay
izareo, sa amy ny zanakay rahatrizay, dia
hataonay hoe, Jereo ny endriky ny fivoa-
diana any Iehôvah, izay nataony ny raza-
nay, tsy ho fanatitra hodorana, na ho fa-
nalamboady; fa ho vavolombelona eo anela-
nelantsikia iny.
29 Sanatria izany no miodina aminy Ie-
hôvah izahay, sy miala andro any amy ny
fanarahana any Iehôvah, hanao fivoadiana
ho fanatitra hodorana, ho fanatitra ho ha-
nina, sa ho fanalamboady, hanampy ny
fivoadiana any Iehôvah Andriamanitsikia
izay eo alohany ny trano-lainy.
30 Ary rehefa reny Finehasa, mpisorona,
sy ny andriany ny fiangonana, ary ny lo-
hany ny arivony ny Isiraely izay nomba
azy, ny teny izay no lazainy ny zanaky
Reobena, sy ny zanaky Gada, ary ny
zanaky Manase, dia nankasitraky izany
izareo.
31 Dia hoy Finehasa zanaky Eliazara
mpisorona tamy ny zanaky Reobena, sy
tamy ny zanaky Gada, ary tamy ny za-
naky Manase, Fantatray andro any f' eo
amintsikia Iehôvah, satria tsy nanao izany
fahotan' izany taminy Iehôvah hianareo:
efa namonjy ny zanaky Isiraely ankehi-
triny tamy ny tànany Iehôvah hianareo.
32 Ary Finehasa zanaky Eliazara mpi-
sorona, sy ny andriana, niala tamy ny
zanaky Reobena, ary tamy ny zanaky
Gada, teo amy ny tany Gileada hankany
amy ny tany Kanana, ho any amy ny za-
naky Isiraely, ka nitondra teny taminy iza-
reo.
33 Dia nankasitraky ny teny ny zanaky
Isiraely; dia nisaotra an' Andriamanitra
ny zanaky Isiraely, ka tsy nihievitra hia-
katra hiady aminy, handrava ny tany izay
nonenany ny zanaky Reobena sy Gada.
34 Dia nataony ny zanaky Reobena sy ny
zanaky Gada ny fivoadiana hoe, *i Eda*: fa
ho vavolombelona iny anelanelantsikia
f' Iehôvah no Andriamanitra.

## TOKO XXIII.

Ary ela rehefa nomeny Iehôvah ho any
ny Isiraely fitsaharana amy ny fahava-
lony rehetra manodidina, ary efa lehibe
Iosioa, ka tratrantitra;
2 Dia nantsoiny Iosioa ny Isiraely rehe-
tra, ny loholony, sy ny lohany, sy ny mpi-
tsara azy, ary ny mpifehy azy, ka hoy izy
taminy, Efa lehibe aho; efa tratrantitra
aho;
3 Ary efa hitanareo izay rehetra nataony
Iehôvah Andriamanitrareo taminy ireo fire-
nen-drehetr' ireo noho hianareo; f' Iehô-
vah Andriamanitrareo niady ho anareo.
4 Jereo, efa zaraiko ho anareo tamy ny
latsa-bato ireo firenen' ireo izay sisa, ho
fandovany ny firenenareo, hatrany Iorida-
ny, ary ny firenen-drehetra izay no fongo-
rako, dia hatramy ny ranomasin-dehibe
miankandrefana.
5 Ary Iehôvah Andriamanitrareo, Izy
handroaka azy eo alohanareo, dia hampiala
azy eo alohanareo; ary handova ny taniny
hianareo, araky izay no lazainy Iehôvah
Andriamanitrareo taminareo.
6 Dia mahareza indrindra hianareo hitan-

drina sy hanao izay rehetra voa soratra eo
amy ny bokiny ny lalàny Mose, mba tsy
hivilianareo aminy, ho amy ny ankava-
nana, sa ho amy ny ankavia;
7 Mba tsy hankanesanareo eo aminy ireo
firenen' ireo, dia izay sisa eo aminareo;
ary aza manonony ny anarany ireo andria-
maniny, na mampianiana aminy, na ma-
nompo azy, na miondrikia aminy hianareo:
8 Fa miraisa aminy Iehôvah Andriama-
nitrareo, tahaky ny nataonareo mandrak'
andro any.
9 Dia nandroaka firenena sasany lehibe,
sy mahery, teo alohanareo Iehôvah; fa
hianareo, tsy nisy olona nahajanona teo
alohanareo mandrak' andro any.
10 Ny lehilahy iray aminareo hanenjiky
ny arivo; f' Iehôvah Andriamanitrareo,
Izy miady ho anareo, araky izay no lazainy
taminareo.
11 Dia tandremo tsara hianareo, mba ho
tianareo Iehôvah Andriamanitrareo.
12 Fa raha mihiemotra akory hianareo,
ka miray aminy ireo firenena sisa ireo, dia
izay mitoetra eo aminareo, ka manambady
azy, ka miditra any aminy, ary izareo kosa
aminareo:
13 Fantaro dia fantaro fa tsy handroaky
ireo firenen' ireo eo alohanareo intsony Ie-
hôvah Andriamanitrareo: fa ho fandrikia
sy ho tonta aminareo izareo, ary ho fikia-
poka amy ny ilanareo, ary ho tsilo eo amy
ny masonareo, mandra-pahalany hianareo
eo aminy io tany soa io, izay nomeny Iehô-
vah Andriamanitrareo anareo.
14 Ary, indro, izaho mandeha andro any
amy ny làlan-kalehany ny tany rehetra:
ary mahalala hianareo eo amy ny fonareo
rehetra, sy eo amy ny fanahinareo rehetra,
fa tsy diso na zavatr' irai-loha aza tamy
ny zava-tsoa rehetra izay nilazany Iehôvah
Andriamanitrareo anareo; efa tanteraka ta-
minareo avokoa izy rehetra; tsy nisy diso
taminy na zavatr' irai-loha akory.
15 Ary tahaky ny tanteraka taminareo ny
zava-tsoa rehetra, izay no lazainy Iehôvah
Andriamanitrareo taminareo, no hitondrany
Iehôvah aminareo ny zava-dratsy rehetra,
mandra-paharingiany hianareo aminy io
tany soa io, izay nomeny Iehôvah Andria-
manitrareo anareo.
16 Raha manota ny fanekena any Iehô-
vah Andriamanitrareo hianareo, izay nan-
didiany anareo, ka mandeha hanompo ireo
andriamani-kafa, ka miondrikia aminy, dia
hirehitra ny fahatezerany Iehôvah amina-
reo, ary ho very faingiana hianareo amy ny
tany soa izay nomeny anareo.

## TOKO XXIV.

Dia nampiangony ny fireneny Isiraely re-
hetra ho any Sekema Iosioa, ka niantso
ny loholony ny Isiraely, sy ny lohany, sy
ny mpitsara azy, sy ny mpifehy azy; ka
niseho teo anatrehan' Andriamanitra izareo.
2 Ary hoy Iosioa tamy ny olon-drehetra,
Izany no lazainy Iehôvah Andriamanitry
ny Isiraely, Nonina fahiny tany an-dafiny
ny Ony ny razanareo, i Tera, rainy Abira-
hama, sy rainy Nahora; ary nanompo ireo
andriamani-kafa izareo.
3 Dia naka any Abirahama, rainareo,
tany an-dafiny ny Ony Aho, ka nitondra
azy hitety ny tany Kanana rehetra, dia nana-
maro ny zanany, ka nanome azy Isaka.
4 Dia nanome any Iakoba sy Esao ho any
Isaka Aho; ka nomeko ho any Esao ny
tendrombohitra Seira handovany iny; f' Ia-
koba sy ny zanany nidina ho any Ejipity.
5 Dia naniraka any Mose sy Arona Aho,
ka nampahory any Ejipity Aho, araky
izay nataoko teo aminy; ary rehefa afak'
izany, dia nampivoaka anareo Aho.
6 Dia nampivoaky ny razanareo tany
Ejipity Aho; dia nankany amy ny rano-
masina hianareo; dia nanenjiky ny raza-
nareo ny Ejipity mitondra kalesy sy mpi-
tainginy ny soavaly ho amy ny Ranoma-
sina mena.
7 Ary raha nitaraina taminy Iehôvah izareo,
dia nasiany ny maizina teo anelanelanareo
sy ny Ejipity, ka nakatony ny ranomasina
taminy, ka nanarona azy: ary ny masonareo
efa nahita izay nataoko tany Ejipity; dia
nonina ela tany an-efitra hianareo.
8 Ary nentiko hianareo ho amy ny ta-
niny ny Amora, izay nonina tany an-dafiny
Ioridany; dia niady taminareo izareo; dia
nanolotra azy tany an-tànanareo Aho, mba
handovanareo ny taniny, ary nandringiana
azy teo alohanareo Aho.
9 Dia nitsangana i Balaka zanaky Zipora
mpanjaka any Moaba, ka niady tamy ny
Isiraely, dia naniraka, ka niantso any Ba-
lama, zanaky Beora, hanozona anareo;
10 Fa tsy nety nihaino any Balama Aho:
dia nitahy anareo hiany izy: dia namonjy
anareo tamy ny tànany Aho.

11 Ary nandeha nita any Ioridany hia-
nareo, ka nankany Ieriko: dia niady tami-
nareo ny lehilahy tany Ieriko, ny Amora,
sy ny Pereza, sy ny Kanana, sy ny Heta,
sy ny Girigasy, ny Ileva sy ny Iebiosa,
dia nanolotra azy tany an-tànanareo Aho.
12 Dia nampandehaniko ny takola-pane-
nitra hialoha anareo, izay nandroaka azy
teo alohanareo, dia ny mpanjaka roa tamy
ny Amora; tsy tamy ny sabatrao, na tamy
ny tsipikiao.
13 Ary efa nomeko anareo tany izay tsy
niasanareo, ary tanàna sasany izay tsy na-
taonareo, ka nonina teo hianareo; amy ny
volim-boaloboka sy ny volin' oliva, izay
tsy nambolenareo, ihinananareo.
14 Ary ankehitriny matahora any Iehô-
vah, ka manompoa Azy amy ny fahitsiana
sy fahamarinana; dia ario ireo andriama-
nitra izay no tompoiny ny razanareo tany
an-dafiny ny Ony sy tany Ejipity; ka ma-
nompoa any Iehôvah hianareo.
15 Ary raha ratsy eo imasonareo ha-
nompo any Iehôvah, fidionareo andro any
izay ho tompoinareo; na ireo andriamani-
tra izay no tompoiny ny razanareo, izay
tany an-dafiny ny Ony, na ireo andria-
manitry ny Amora eo amy ny taniny one-
nanareo; f' izaho sy ny eo an-tranoko, dia
hanompo any Iehôvah izahay.
16 Dia namaly ny olona, ka nanao hoe,
Sanatria raha hahafoy any Iehôvah izahay,
hanompoanay ireo andriamani-kafa.
17 F' Iehôvah Andriamanitsikia, Izy no
nampivoaka antsikia, sy ny razantsikia, teo
amy ny tany Ejipity, teo amy ny trano
fanompoana, ary Izy nanao ireny faman-
taran-dehibe ireny teo imasontsikia, ka niaro
antsikia teo amy ny làlan-drehetra, izay
nalehantsikia, sy teo amy ny olon-drehetra
izay nandehanantsikia teo aminy.
18 Ary Iehôvah nandroaka teo alohantsi-
kia ny firenen-drehetra, dia ny Amora izay
nonina teo amy ny tany; ary hanompo any Ie-
hôvah izahay, f' Izy no Andriamanitsikia.
19 Ary hoy Iosioa tamy ny olona, Tsy
mahatompo any Iehôvah hianareo: fa An-
driamanitra masina Izy, Andriamanitra
saro-piaro Izy; tsy hamela ny fahadisoa-
nareo, na ny fahotanareo, Izy.
20 Raha mahafoy any Iehôvah hianareo,
ka manompo ireo andriamani-tsi-izy, dia
hiverina Izy, ka handratra anareo, sy han-
dany anareo, rehefa nasiany soa hianareo.
21 Dia hoy ny olona taminy Iosioa,
Tsia; fa hanompo any Iehôvah izahay.
22 Ary hoy Iosioa kosa tamy ny olona,
Vavolombelona hiampanga-tena hianareo
f' efa nifidy any Iehôvah hanompoanareo
Azy hianareo. (Ary hoy izareo, Vavolom-
belona izahay.)
23 Ary ankehitriny, ario ireo andriama-
ni-tsi-izy, izay eo aminareo, ka ampitoero
ny fonareo aminy Iehôvah Andriamanitry
ny Isiraely.
24 Dia hoy ny olona taminy Iosioa, Ie-
hôvah Andriamanitray ho tompoinay, ary
ny feony ho henoinay.
25 Ka dia nanao fanekena tamy ny olona
Iosioa taminy iny andro iny, ka nampitoe-
tra lalàna sy didy ho azy tany Sekema.
26 Dia no soratany Iosioa ireo teny ireo
teo amy ny bokiny ny lalàn' Andriamani-
tra, dia nalainy vato lehibe, ka natsangany
iny teo ambany ny voamboana, izay teo ani-
lany ny fitoera-masina any Iehôvah.
27 Dia hoy Iosioa tamy ny olon-drehe-
tra, Indro, io vato io ho vavolombelona
amintsikia; f' iny efa nandre ny teny re-
hetra, izay no lazainy Iehôvah tamintsikia;
dia ho vavolombelona aminareo iny, fan-
droa handaingia amin' Andriamanitrareo
hianareo.
28 Dia nampodiny Iosioa ny olona, samy
ho amy ny fandovany avy izy rehetra.
29 Ary rehefa afak' ireny zavatr' ireny, dia
maty Iosioa, zanaky Niona, mpanompony
Iehôvah, efa tratra folo amby zato taona.
30 Dia nandevina azy izareo teo amy ny
fari-taniny ny fandovany, tany Timinata-
-sera, izay eo an-tendrombohitra Efiraima,
any avaratry ny tendrombohitra Gaasa.
31 Dia nanompo any Iehôvah ny Isi-
raely tamy ny androny Iosioa rehetra, ary
tamy ny androny ny loholon-dreheтra izay
nanan-tombo andro noho Iosioa, ary izay
efa nahalala ny asany Iehôvah rehetra izay
efa nataony ho any ny Isiraely.
32 —Ary ny taolany Iosefa izay efa nam-
piakariny ny zanaky Isiraely tany Ejipity,
naleviny tany Sekema teo amy ny toko-
-tany, izay no vidiny Iakoba tamy ny za-
naky Hamora, rainy Sekema, volafotsy zato:
dia efa fananany ny zanaky Iosefa ireny.
33 Dia maty Eliazara zanaky Arona; dia
nandevina azy izareo, teo amy ny tanety,
izay any Finehasa zanany, izay nomena
azy teo amy ny tendrombohitra Efiraima.

# NY BOKINY NY MPITSARA.

## TOKO I.

ARY rehefa maty Iosioa, dia nanontany
taminy Iehôvah ny zanaky Isiraely, ka
nanao hoe, Iza no hiakatra voalohany ho
anay amy ny Kanana, hiady aminy?
2 Dia hoy Iehôvah, Ny Ioda hiakatra:
indro, efa nanolotry ny tany ho any an-tà-
nany Aho.
3 Ary hoy ny Ioda tamy ny Simeona ra-
halahiny, Miakara homba ahy amy ny
anjarako, hiadiantsikia amy ny Kanana;
ary handeha homba anao amy ny anjara-
nao kosa aho. Dia nandeha nomba azy
ny Simeona.
4 Dia niakatra ny Ioda; ka natolotry
Iehôvah ny Kanana, sy ny Pereza, tany
an-tànany: dia namono ny azy iray alin-
-dahy tany Bezeka izareo.
5 Dia nahita any Adoni-bezeka tany
Bezeka izareo; ka niady taminy izareo,
dia namono ny Kanana, sy ny Pereza, iza-
reo.
6 Fa nandositra i Adoni-bezeka: ary
nanenjikia azy izareo, dia nisambotra azy,
ka nanapaky ny ankiben-tànany sy ny an-
kiben-tongony izareo.
7 Ary hoy Adoni-bezeka, Mpanjaka fito-
-polo, voa tapaka ny ankiben-tànany sy
ny ankiben-tongony, nitsimpon-kanina teo
ambany ny latabatro: tahaky izay nataoko
no namalian' Andriamanitra ahy. Dia ni-
tondra azy ho any Ieriosalema izareo, ka
maty teo izy.
8 Dia niady taminy Ieriosalema ny za-
naky Ioda, ka nahafaky iny, dia namely
iny tamy ny lelan-tsabatra, ka nandoro ny
tanàna.
9 Ary rehefa afak' izany, dia nidina ny
zanaky Ioda hiady amy ny Kanana izay
nonina teo amy ny tendrombohitra, sy teo
amy ny tany atsimo, ary teo amy ny loha-
saha.
10 Dia nandeha ny Ioda hiady amy ny
Kanana, izay nonina tany Hebirona: (ary
Kiriata-ariba no anarany Hebirona fa-
hiny:) dia namono any Sesay, sy Ahimana,
ary Talimay, izareo.
11 Dia niala teo izareo, ka nandeha hiady
amy ny mponina any Debira; (ary Kiriata-
-sefera no anarany Debira fahiny.)
12 Dia hoy Kaleba, Izay mamely any
Kiriata-sefera, ka mahafaky iny, homeko
azy Akisa, zanako-vavy, ho vady.
13 Dia nahafaky iny Otiniela, zanaky
Kenaza, rahalahy, zandriny Kaleba; dia
nomeny azy Akisa zanani-vavy ho vady.
14 Ary rehefa niditra tany aminy izy, dia
nanesikia azy ny vehivavy hangataka saha
tamy ny rainy: dia niala tamy ny ampon-
dra ny vehivavy; ary hoy Kaleba ta-
miny, Maninona moa hianao?
15 Dia hoy izy kosa taminy, Omeo ahy
fitahiana; f' efa nomena ahy ny tany
atsimo; dia omeo ahy loharano koa. Dia
nomeny Kaleba azy ny loharano ambony
sy ny loharano ambany.
16 Ary ny zanaky Kena, rafozany Mose,
niakatra hiala amy ny tanàna be hazo
rofia, ombany ny zanaky Ioda, hankany
an-efitry ny Ioda, izay any atsimony
Arada: dia nandeha izareo, ka nonina teo
amy ny olona.
17 Dia nandeha ny Ioda ambany ny
Simeona, rahalahiny, dia namono ny Ka-
nana, izay nonina tany Zefata, izareo, ka
nandringiany iny: dia nataony ny anarany
ny tanàna hoe, i Horima.
18 Dia afaky ny Ioda i Gaza ambany ny
fari-taniny, ary Asikelona ambany ny fari-
-taniny, ary Ekirona ambany ny fari-taniny.
19 Dia nomba ny Ioda Iehôvah: ary
nandroaky ny teo an-tendrombohitra iza-
reo; fa tsy naharoaky ny mponina teo amy
ny tany lemaka izareo, satria nanana ka-
lesy vy izareo.
20 Dia nanome any Hebirona ho any
Kaleba izareo, araky izay no lazainy Mose:

dia nandroaky ny zanaky Anaka telo lahy
hiala eo izy.
21 Ary ny zanaky Beniamina tsy nandroaky ny Iebiosa, izay nonina tany Ieriosalema; fa monina eo amy ny zanaky Beniamina ny Iebiosa any Ieriosalema mandrak' andro any.
22 Ary ny mpianakaviny Iosefa, dia niakatra hiady aminy Betela izareo: ary Iehôvah nomba azy.
23 Dia naniraka hisafo any Betela ny mpianakaviny Iosefa. (Ary Lioza no anarany ny tanàna fahiny.)
24 Dia nahita lehilahy anankiray nivoaka tamy ny tanàna ny mpisafo, ka hoy izareo taminy, Masìna hianao, aseho anay ny fidirana any an-tanàna, dia hamindra-fo aminao izahay.
25 Ary rehefa naneho azy ny fidirana any an-tanàna izy, dia namely ny tanàna tamy ny lelan-tsabatra izareo: fa navelany handeha ny lehilahy sy ny mpianakaviny rehetra.
26 Dia nandeha ho any amy ny taniny ny Heta ny lehilahy, ka nanao tanàna, ka nataony ny anarany hoe, i Lioza; izany no anarany mandrak' andro any.
27 Ary tsy no roahiny ny Manase ny tany Beti-seana sy ny zana-bohiny, na ny tany Tanaka sy ny zana-bohiny, na ny mponina tany Dora sy ny zana-bohiny, na ny mponina tany Ibeleama sy ny zana-bohiny, na ny mponina tany Megido sy ny zana-bohiny; fa tehitoetra eo aminy izany tany izany ny Kanana.
28 Ary rehefa nihiahery ny Isiraely, dia nampandoa hetra ny Kanana izareo, fa tsy nandroaka azy avokoa izareo.
29 Ary ny Efiraima tsy nandroaky ny Kanana, izay nonina tany Gezera; fa nonina teo aminy tany Gezera ny Kanana.
30 Ny Zebiolona tsy nandroaky ny mponina tany Kitrona, na ny mponina tany Nahalola; fa nonina ny Kanana teo aminy, ka nandoa hetra.
31 Ny Asera tsy nandroaky ny mponina tany Ako, na ny mponina tany Zidona, na tany Ahilaba, na tany Akiziba, na tany Heliba, na tany Afika, na tany Rehoba;
32 Fa ny zanaky Asera nonina teo amy ny Kanana, ny mponina amy ny tany: fa tsy nandroaka azy izareo.
33 Ny Nafitaly tsy nandroaky ny mponina tany Beti-semesa, na ny mponina tany Beti-anata; fa nonina izareo, teo amy ny Kanana, ny mponina amy ny tany: kanefa nandoa hetra ho azy ny mponina tany Beti-semesa sy Beti-anata.
34 Dia nanosiky ny zanaky Dana ho any an-tendrombohitra ny Amora: fa tsy navelany hidina ho amy ny tany lemaka izareo:
35 Fa tehonina ny Amora tany an-tendrombohitra Heresa, tany Aialona, ary tany Saalibima: fa nahery ny tànany ny mpianakaviny Iosefa, ka dia nandoa hetra izareo.
36 Ary ny fari-taniny ny Amora nihiatramy ny fiakarana ho any Akiribima, ka hatramy ny vatolampy, noho mihoatra.

## TOKO II.

Dia niakatra ny Anjeliny Iehôvah tany Giligaly ho any Bokima, ka nanao hoe, Nampiakatra anareo tany Ejipity Aho, ka nitondra anareo tany amy ny tany izay nianianako tamy ny razanareo: ary hoy Izaho, Tsy hampitsoaky ny fanekeko aminareo mandrakizay Aho;
2 Ary aza manao fanekena amy ny mponina aminy izany tany izany hianareo; mandravà ny fivoadiany hianareo; fa tsy nihaino ny feoko hianareo; nahoana no nanao izany hianareo?
3 Ary hoy Izaho indray, Tsy handroaka azy eo alohanareo Aho; fa ho eo amy ny ilanareo izareo, ary ho famandrihiana anareo ireo andriamaniny.
4 Ary nony niteny izany teny izany ny Anjeliny Iehôvah tamy ny zanaky Isiraely rehetra, dia nanandratry ny feony ny olona, ka nitomany.
5 Dia nataony ny anarany izany tany izany hoe, i Bokima; ary nanala-voady teo ho any Iehôvah izareo.
6 Ary rehefa navelany Iosioa handeha ny olona, dia nandeha ny zanaky Isiraely rehetra, samy amy ny fandovany avy, hanany ny tany.
7 Dia nanompo any Iehôvah ny olona tamy ny andro rehetra niainany Iosioa, ary tamy ny andro rehetra niainany ny lohólona izay nanan-tombo andro noho Iosioa, izay efa nahita ny asa lehibe rehetra, izay nataony Iehôvah ho any ny Isiraely.
8 Ary maty Iosioa, zanaky Niona, mpa-

 

nompony Iehôvah, rehefa tratra folo amby
zato taona izy.
9 Dia nandevina azy izareo teo amy ny
fari-taniny ny fandovany, tany Timinata-
-heresa, teo an-tendrombohitra Efiraima,
tany avaratry ny tendrombohitra Gaasa.
10 Ary izany taranaka rehetr' izany koa
nangonina tany amy ny razany: dia ni-
tsangana ny taranaka hafa handimby azy,
izay tsy nahalala any Iehôvah, na ny asa
izay efa nataony ho any ny Isiraely.
11 Dia nanao ratsy teo imasony Iehôvah
ny zanaky Isiraely, ka nanompo ireo Bala.
12 Dia nahafoy any Iehôvah Andriama-
nitry ny razany, Izay nampivoaka azy
tamy ny tany Ejipity, izareo, ka nanaraka
andriamani-kafa sasany, amy ny andriama-
nitry ireo firenena, izay nanodidina azy,
dia niondrikia taminy, ka nampahatezitra
any Iehôvah.
13 Dia nahafoy any Iehôvah izareo, ka
nanompo any Bala sy Asitarota.
14 Dia nirehitra ny fahatezerany Iehôvah
tamy ny Isiraely, ka nanolotra azy Izy,
tany an-tànany ny mpamabo, izay namabo
azy, ary nivarotra azy tamy ny tànany
ny fahavalony manodidina Izy, ka tsy na-
hajanon' intsony teo alohany ny fahava-
lony izareo.
15 Na aiza na aiza nivoahany, dia nano-
hitra azy ny tànany Iehôvah ho ratsy,
araky izay efa no lazainy Iehôvah, ary
araky izay efa nianianany Iehôvah taminy;
dia ory indrindra izareo.
16 Kanefa natsangany Iehôvah mpitsara
sasany, izay namonjy azy tamy ny tànany
izay namabo azy.
17 Ary ny mpitsara azy koa tsy no he-
noiny, fa nandeha nijangajanga tamin' an-
driamani-kafa sasany izareo, ka niondrikia
taminy; nivily faingiana izareo tamy ny
làlana, izay nandehanany ny razany ni-
hainoany ny didiny Iehôvah; tsy nanao
izany izareo.
18 Ary rehefa natsangany Iehôvah ho
azy ireo mpitsara, dia nomba ny mpitsara
Iehôvah, ka namonjy azy tamy ny tànany
ny fahavalony, tamy ny andro rehetra niai-
nany ny mpitsara; fa nanenina Iehôvah
satria ny fitarainany noho izay nampahory
sy nampalahelo azy.
19 Ary rehefa maty ny mpitsara, dia
nihiaratsy indray kokoa noho ny razany
izareo, tamy ny fanarahany ireo andria-
mani-kafa hanompo azy, sy hiondrikia
aminy; tsy nitsahatra tamy ny ataony, na
tamy ny làlany maditra, izareo.
20 Dia nirehitra tamy ny Isiraely ny
fahatezerany Iehôvah; ka hoy Izy, Satria
nanota ny fanekena Ahy, izay nandidiako
ny razany, ireo olon' ireo, ka tsy nihaino
ny feoko;
21 Dia tsy handroaka olon' intsony eo
alohany Aho, avy aminy ireo firenena izay
navelany Iosioa, raha maty izy:
22 Mba hizahako-toetry ny Isiraely ami-
ny ireny, na hitandriny ny làlany Iehôvah
handehanany eo izareo, araky izay nitan-
dremany ny razany, na tsia.
23 Dia navelany Iehôvah ireny firenen'
ireny, ka tsy nandroaka azy faingiana Izy;
ary tsy nanolotra azy tany an-tànany Io-
sioa Izy.

## TOKO III.

Ary ireo no firenena, izay navelany Iehô-
vah, hizahani-toetry ny Isiraely, dia izay
tsy efa nahalala ny ady rehetra tany Ka-
nana:
2 Mba ho fantatry ny taranaky ny zanaky
Isiraely hiany, hampianatra azy hiady,
indrindra f' izay tsy nahalala iny akory fa-
hiny:
3 Dia ny andriana dimy amy ny Filisitia,
sy ny Kanana rehetra, sy ny Sidona, ary
ny Heva, izay nonina tany an-tendrombo-
hitra Lebanona, hatrany an-tendrombohitra
Bala-herimona, ka hatramy ny fidirana any
Hamata.
4 Ary ireo nizahani-toetry ny Isiraely,
mba hahalala na hihaino ny didiny Iehô-
vah, izay nampandidiany Mose ny razany,
izareo, na tsia.
5 Ary ny zanaky Isiraely nonina teo amy
ny Kanana, ny Heta, sy ny Amora, sy ny
Pereza, sy ny Heva, ary ny Iebiosa:
6 Dia naka ny zanani-vavy ho vadiny
izareo, ka nanome ny zanani-vavy ho va-
diny ny zanani-lahy, dia nanompo ireo an-
driamaniny izareo.
7 Dia nanao ratsy teo imasony Iehôvah
ny zanaky Isiraely, ka nanadino any Iehô-
vah Andriamaniny, ary nanompo ireo Bala,
sy ny andriamani-baviny, izareo.
8 Dia nirehitra tamy ny Isiraely ny faha-
tezerany Iehôvah, ka nivarotra azy tamy
ny tànany Kiosani-risataima, mpanjaka any

Mesopotamia, Izy; dia nanompo any Kio-
sani-risataima valo taona ny zanaky Isi-
raely.
9 Dia nitaraina taminy Iehôvah ny za-
naky Isiraely, ary natsangany Iehôvah
mpamonjy ny zanaky Isiraely, izay na-
monjy azy, dia i Otiniela, zanaky Kenaza,
rahalaly, zandriny Kaleba.
10 Dia latsaka ny Fanahiny Iehôvah ta-
miny, ary nitsara ny Isiraely izy, ka ni-
voaka hiady: dia natolotry Iehôvah i Kio-
sani-risataima, mpanjaka any Mesopotamia,
tany an-tànany; dia nahery ny tànany
hanohitra any Kiosani-risataima.
11 Dia nandry ny tany efa-polo taona.
Ary maty Otiniela, zanaky Kenaza.
12 Dia nanao ratsy indray teo imasony
Iehôvah ny zanaky Isiraely: ka nampa-
hery any Egilona, mpanjaka any Moaba,
hiady amy ny Isiraely, Iehôvah, satria efa
nanao ratsy teo imasony Iehôvah izareo.
13 Dia nampiangony ny zanaky Amona
sy ny Amaleka ho any aminy izy, ary nan-
deha izareo, ka namely ny Isiraely, dia na-
hazo ny tanàna be hazo rofia.
14 Dia nanompo any Egilona, mpanjaka
any Moaba, valo amby ny folo taona, ny
zanaky Isiraely.
15 Dia nitaraina taminy Iehôvah ny za-
naky Isiraely, ary nanangana mpamonjy
azy Iehôvah, i Ehioda zanaky Gera, avy
amy ny zanaky Beniamina, lehilahy na-
lazo tànan' ankavanana; dia nampitondra
azy zavatr' omena ho any Egilona mpan-
jaka any Moaba ny zanaky Isiraely.
16 Dia nanao sabatra, izay nanana roa
lela, ho azy Ehioda, hakihio ny halavany;
dia nanikiny iny teo ambany ny lambany
tamy ny fe ankavanany izy.
17 Dia nitondra ny zavatr'omena ho any
Egilona mpanjaka any Moaba izy; ary
lehilahy matavy indrindra i Egilona.
18 Ary rehefa nanolotry ny zavatr'omena
izy, dia nampiala ny olona, izay nitondra ny
zavatr'omena.
19 F' izy niverina tamy ny fanalam-bato,
izay tany Giligaly, ka hoy izy, Izaho ma-
nana teny mangingina ho lazaina aminao,
ry mpanjaka ô. Dia hoy izy kosa, Mana-
ladia kely izahay. Ary izay nijanona teo
anilany nivoaka hiala aminy.
20 Ary Ehioda nanatona azy; ary izy
nipetraka teo an-trano mangatsiaka, izay
efa nataony ho azy hiany. Dia hoy
Ehioda, Manana teny avy amin'Andriama-
nitra ho lazaina aminao aho. Dia nitsan-
gana hiala amy ny fikietrahana izy.
21 Dia namoaky ny tànany ankavia i
Ehioda, ka naka ny sabatra tamy ny fe
ankavanany, ka natsatony tamy ny kibony
iny.
22 Ary tafiditra ny zarany koa manaraky
ny lelany: ary ny tavy nanorony ny lelany,
ka tsy nahesotry ny sabatra tamy ny kibony
izy: dia nivoaka tamy ny vody iny.
23 Dia nivoaka i Ehioda teo amy ny fidi-
rana, ka nandrindriny ny varavarany ny
trano taminy, dia nanidy *iny* izy.
24 Ary rehefa nivoaka izy, dia nankany
ny mpanompony kosa; ary raha hitany
f' indro, voa hidy ny varavarany ny trano,
hoy izareo, Manarony ny tongony any an-
-trano mangatsiaka tokoa izy.
25 Dia niandry mandra-pahamenatra iza-
reo: ary, indro, tsy namoha ny varavarany
ny trano izy; dia naka ny fanala-hidy iza-
reo, ka namoha iny; ary, indro, niampatra
tamy ny tany ny fatiny ny tompony.
26 Dia nandositra i Ehioda, raha nitare-
dretra izareo, dia nandeha nihoatra noho ny
fanalam-bato izy, ka nandositra ho any
Seirata.
27 Ary rehefa tonga izy, dia nampaneno
ny trompetra tany an-tendrombohitra Efi-
raima izy, dia nidina tany an-tendrombo-
hitra ny zanaky Isiraely nomba azy, ary
nialoha azy izy.
28 Ary hoy izy taminy, Manaraha ahy:
f' efa natolotry Iehôvah ny Moaba faha-
valonareo tany an-tànanareo. Dia nidina
nanaraka azy izareo, ka nahafaky ny fitany
Ioridany hankany any Moaba, ka tsy na-
velany hita ny olona na iray akory.
29 Dia namono ny Moaba taminy izany
andro izany tokony ho iray alin-dahy, ma-
tomboka izy rehetra, ary lehilahy mahery
izy rehetra; ka tsy nisy afaka nandositra
lehilahy na iray akory.
30 Dia reseny ny tànany ny Isiraely ny
Moaba, taminy izany andro izany. Dia
nandry ny tany valo-polo taona.
31 Dia nandimby azy Samigara, zanaky
Anata, izay namono ny Filisitia enin-jato
lahy tamy ny fanindroan'omby: dia na-
monjy ny Isiraely izy koa.

## TOKO IV.

ARY nanao ratsy indray teo imasony Iehôvah ny zanaky Isiraely, rehefa maty Ehioda.
2 Dia nivarotra azy Iehôvah tamy ny tànany Iabina, mpanjaka any Kanana, izay nanjaka tany Hazora, ary Sisera izay nonina tany Haroseta any ny firenen-tsamihafa no mpifehy ny miaramilany.
3 Dia nitaraina taminy Iehôvah ny zanaky Isiraely: fa nanana kalesy vy sivin-jato izy: ary nampahory ka nanao an-kery ny zanaky Isiraely roa-polo taona izy.
4 Ary Debora, mpaminani-vavy, vadiny Lapidota, nitsara ny Isiraely taminy izany andro izany.
5 Dia nitoetra izy teo ambany ny hazo rofiany Debora, teo anelanelany Rama sy Betela, tany an-tendrombohitra Efiraima: dia niakatra ny zanaky Isiraely ho any aminy ho tsaraina.
6 Dia naniraka izy, ka niantso any Baraka zanaky Abinoama tany Kadesa-nafitaly, ka nanao taminy hoe, Tsy efa nandidy Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely, *hoe*, Mandehana, ka manatòna ny tendrombohitra Tabora, ary alao homba anao iray alin-dahy amy ny zanaky Nafitaly, sy amy ny zanaky Zebiolona?
7 Dia hitondra aminao any Sisera, mpifehy ny miaramilany Iabina, ambany ny kalesiny sy ny olony marobe, aho, hankany amy ny ony Kisona; dia hanolotra azy any an-tànanao aho.
8 Ary hoy Baraka taminy, Raha handeha hiaraka amiko hianao, dia handeha aho; fa raha tsy handeha hiaraka amiko hianao, dia tsy handeha aho.
9 Ary hoy izy kosa, Handeha dia handeha hiaraka aminao aho; kanefa tsy ho voninahitrao ny làlan-kalehanao; fa amy ny tànam-behivavy no hivarotany Iehôvah any Sisera. Dia niaingia i Debora, ka nandeha niaraka taminy Baraka hankany Kedesa.
10 Dia nangoniny Baraka ny Zebiolona sy ny Nafitaly hankany Kedesa; dia niakatra olona iray alin-dahy nanaraka azy: dia niakatra nomba azy Debora.
11 Ary Hebera, avy tamy ny zanaky Kena, izay avy tamy ny zanaky Hobaba, rafozany Mose, efa nisaraka tamy ny zanaky Kena, ka nanoron-dainy, hatramy ny tany lemaka Zaanaima, izay eo anilany Kedesa.
12 Dia nambara taminy Sisera fa niakatra tany an-tendrombohitra Tabora i Baraka, zanaky Abinoama.
13 Dia nangoniny Sisera ny kalesiny rehetra, dia kalesy vy sivin-jato, sy ny olon-drehetra, izay niaraka taminy, avy tany Haroseta any ny firenen-tsamihafa hankany amy ny ony Kisona.
14 Dia hoy Debora taminy Baraka, Miakara, f' io no andro izay anolorany Iehôvah any Sisera any an-tànanao: tsy mivoaka mialoha anao v' Iehôvah? Dia nidina tany an-tendrombohitra Tabora i Baraka, ary ny olona iray alina nanaraka azy.
15 Dia nandresy any Sisera Iehôvah, sy ny kalesy rehetra, ary ny miaramila rehetra, tamy ny lelan-tsabatra teo alohany Baraka; dia nidina niala tamy ny kalesy Sisera, ka nandositra an-tongony.
16 Ary Baraka nanenjikia hanaraky ny kalesy, ary hanaraky ny miaramila, hatrany Haroseta any ny firenen-tsamihafa; dia lavo ny lelan-tsabatra ny miaramila rehetra any Sisera; tsy nisy navelany olona na iray akory.
17 Ary Sisera nandositra an-tongony ho any amy ny lainy Iaela, vadiny Hebera, avy tamy ny zanaky Kena: fa nisy fihiavanana taminy Iabina mpanjaka any Hazora, sy ny mpianakaviny Hebera, zanaky Kena.
18 Dia nivoaka Iaela hitsena any Sisera, ka nanao taminy hoe, Mankanesa, tompoko-lahy, mankanesa aty amiko; aza matahotra. Ary rehefa nankany aminy tany an-day izy, dia nanarona azy tamy ny lamba izy kosa.
19 Dia hoy izy taminy kosa, Masìna hianao, omeo rano kely hisotroana aho; fa mangetaheta aho. Dia nanokatra tavoahangy misy ronono izy, dia nomeny azy ho sotroina, ka nanarona azy izy.
20 Dia hoy izy taminy, Mijanòna eo am-baravarany ny lay; ary raha tàhiny misy avy, sy manontany aminao, ka manao hoe, Misy olona v' ato? dia hanao hoe hianao, Tsia.
21 Dia naka tsima-day Iaela vadiny Hebera, ary nitondra tantànana teny an-tànany, dia nitsaitsaikia hankany aminy, ka namely ny tsima-day tamy ny fihirifany, ka natsa-

tony tamy ny tany iny: f' efa sondrian-
tory izy, ka sasatra. Dia maty izy.
22 Ary, indro, raha nanenjikia any Si-
sera i Baraka, dia nivoaka hitsena azy
Iaela, ka nanao taminy hoe, Avia aty, dia
hasehoko anao ny lehilahy, izay tadiavinao.
Ary raha tonga tany aminy izy, indro, i
Sisera niampatra maty, ary ny tsima-day
tany amy ny fihirifany.
23 Dia no resen' Andriamanitra, taminy
izany andro izany, Iabina mpanjaka
any Kanana teo alohany ny zanaky Isi-
raely.
24 Dia nanambina ny tànany ny zanaky
Isiraely, ka nahery hanohitra any Iabina
mpanjaka any Kanana, mandra-pahandrin-
giany any Iabina mpanjaka any Kanana.

## TOKO V.

Dia nihira i Debora sy Baraka zanaky
Abinoama taminy izany andro izany, ka
nanao hoe:
2 Noho ny fitari-dàlany ny andriana tamy
ny Isiraely, noho ny fanavany ny olona
sitra-po, miderà any Iehôvah hianareo.
3 Mihainoa hianareo, ry mpanjaka ô;
atongilano sofina hianareo, ry andriana ô;
izaho, dia izaho hihira ho any Iehôvah;
hihira ho any Iehôvah Andriamanitry ny
Isiraely aho.
4 —Iehôvah ô, raha nivoaka tany Seira
Hianao, raha nandeha niala tamy ny tany
Edoma Hianao, dia nihiorohoro ny tany,
dia nitete ny lanitra, dia nitete rano ny ra-
hona.
5 Ny tendrombohitra niempo teo anatre-
hany Iehôvah, dia izany Sinay izany, teo
anatrehany Iehôvah Andriamanitry ny Isi-
raely.
6 —Tamy ny androny Samigara, zanaky
Anata, tamy ny androny Iaela, dia tsy
naleha ny làlam-be, ary làlana mivilivily
nandehanany ny mpandehandeha.
7 Nitsahatra ny mpifehy, nitsahatra tamy
ny Isiraely, mandra-pitsangana aho i De-
bora, dia nitsangana ho reny eo amy ny
Isiraely aho.
8 Nifidy andriamani-baovao sasany iza-
reo; dia nisy ady teo anatiny ny vava-
hady; efa hita va ampingia, sa lefona, teo
amy ny efatr' alina amy ny Isiraely?
9 Ny foko mankasitraky ny mpanapaky
ny Isiraely, izay nanao sitra-po teo amy ny
olona. Miderà any Iehôvah hianareo.
10 Ry izay mitaingina ampondra fotsy,
ry izay mipetraka eo amy ny fitsarana, ka
mandeha amy ny làlana, mitenena hiana-
reo,
11 Noho ny fihiorakoraky ny mpizara
babo eo amy ny fitoerany ny fantsakan-
-drano; any hilazany ny asa marina any
Iehôvah, dia ny asa marina nataony ny
kapiteniny teo amy ny Isiraely: dia hidina
ny olony Iehôvah ho amy ny vavahady.
12 —Mifohaza, mifohaza, ry Debora:
mifohaza, mifohaza; mihirà; mitsangàna,
ry Baraka, ka mamaboa ny ho baboinao,
ry zanaky Abinoama.
13 —Dia nanao azy ho mpanapaky ny
andriana, izay mitoetra eo amy ny olona,
Izy: Iehôvah nanao ahy ho mpanapaka
amy ny mahery.
14 Avy tamy ny Efiraima fototry izay
manohitry ny Amaleka: nanaraka anao,
ry Beniamina, teo amy ny olonao; avy
tamy ny Makira nidinany ny mpanapaka,
ary avy tamy ny Zebiolona, izay mitana fa-
noratany ny mpanoratra.
15 Ary ny andriany ny Isakara nomba
any Debora; dia ny Isakara, ary Baraka
koa; nirahina an-tongotra teo an-dohasaha
izy. Nihialehibe ny fihieveram-po noho
ny an-tokony ny Reobena.
16 Nahoana hianao no nitoetra teo amy
ny fisokon' ondry, hihainoanao ny fibe-
rereoky ny ondry? nihialehibe ny fihieve-
ram-po noho ny an-tokony ny Reobena.
17 Ny Gileada nitoetra tany an-dafiny
Ioridany: ary nahoana no nitoetra tany
an-tsambo ny Dana? ny Asera nitoetra teo
amoron-dranomasina, ka nonina teo amy
ny helo-dranony.
18 Ny Zebiolona sy ny Nafitaly dia olona
izay nanao ny ainy tsy ho zavatra hatramy
ny fahafatesana, teo amy ny fitoeran' avo
tany an-tsaha.
19 —Tonga ireo mpanjaka; niady izareo,
dia niady ireo mpanjaka any Kanana tany
Tanaka teo anilany ny rano tany Megido;
tsy naka tambim-bola izareo.
20 Avy tany an-danitra niadiany: ny
kintana tamy ny làlan-kalehany niady ta-
miny Sisera.
21 Ny renirano Kisona nifaoky ireny,
izany renirano ela izany, renirano Kisona.
—Ry fanahiko, efa nanitsaka hery hianao.

22 Dia vaky ny kotron-tsoavaly noho ny
fanitsahana, dia ny fanitsahany ny azy mahery.
23 —Ozony Meroza, hoy ny Anjeliny
Iehôvah, ozony dia ozony ny mponina eo;
satria tsy avy hanampy any Iehôvah izareo,
hanampy any Iehôvah hiady amy ny mahery.
24 —Ho finaritra mihoatra noho ny vehivavy, Iaely, vadiny Hebera, avy amy ny
zanaky Kena, ho finaritra mihoatra noho
ny vehivavy eo amy ny lay izy.
25 Nangataka rano ilehio; nanome ronono
izy kosa; nitondra ronono-mandry teo amy
ny lovian' andriana izy.
26 Nandray ny tsima-day ny tànany, ary
ny tànany ankavanana ny tantànany ny
mpiasa: dia namely any Sisera tamy ny
tantànana izy; nanapaky ny lohany izy,
rehefa nanindrona, k' efa nahaboroaky ny
fihirifany izy.
27 Niondrikia teo amy ny tongony ilehio,
lavo izy, nandry izy; niondrikia teo amy
ny tongony izy, lavo izy; izay niondrehany,
any niamparany maty.
28 Ny reniny Sisera nitsirikia teo amy
ny varavaran-kely, ka nitairana teo amy
ny fitsirihiana, Nahoana no tsy tonga izay
ela izay ny kalesiny? nahoana no mitaredretra ny kodiany ny kalesiny?
29 Ny andriambaviny hendry namaly
azy, eny, dia namaly anakam-po izy hoe:
30 Tsy nahita v' izareo? tsy nizara babo
v' izareo; ho any ny isan-dahy ny ankizi-vavy iray, sa roa; ho any Sisera babo
maro soratra, babo maro soratra asam-panjaitra, maro soratra asam-panjaitra any an-dany roa, amy ny tendany ny voa babo?
31 —Ho very anie toy izany ny fahavalonao rehetra, Iehôvah ô; fa aoky izay tia
Azy hanahaky ny masoandro, raha mivoaka amy ny heriny izy.—Dia nandry
ny tany efa-polo taona.

## TOKO VI.

DIA nanao ratsy teo imasony Iehôvah ny
zanaky Isiraely, ka nanolotra azy Iehôvah
tany an-tànany ny Midiana fito taona.
2 Ary ny tànany ny Midiana nahery
tamy ny Isiraely: noho ny Midiana nanavany ny zanaky Isiraely ho azy ny fierena
izay eo an-tendrombohitra, sy ny zohy,
ary ny fiarovana mafy.
3 Ary raha namafy ny voan-javatra ny
Isiraely, dia niakatra ny Midiana, sy ny
Amaleka, ary ny zanaky ny atsinanana,
dia niakatra hiady aminy izareo.
4 Dia nitoby teo tandrifiny izareo, ka nanimba ny vokatry ny tany, mandra-pahatonga any Gaza: ary tsy nisy zavatra navelany ho any ny Isiraely, na ondry, na
omby, na ampondra;
5 Satria niakatra izareo, nitondra ny ombiny sy ny lainy, ka tonga tahaky ny valala ny hamaroana: tsy hita-isa izareo, sy
ny angamenavavany; dia niditra tamy ny
tany handrava iny izareo.
6 Dia nahantr' indrindra ny Isiraely noho
ny Midiana, ka nitaraina taminy Iehôvah
ny zanaky Isiraely.
7 Ary raha nitaraina taminy Iehôvah ny
zanaky Isiraely noho ny Midiana,
8 Dia nirahiny Iehôvah mpaminany tamy
ny zanaky Isiraely, izay nanao taminy hoe,
Izany no lazainy Iehôvah Andriamanitry
ny Isiraely, Izaho nampiakatra anareo
tany Ejipity, ka nampivoaka anareo tamy
ny trano fanompoana;
9 Dia namonjy anareo tamy ny tànany
ny Ejipity, sy tamy ny tànany izay rehetra
nampahory anareo, Aho, dia nandroaka
azy teo alohanareo Aho, ka nanome anareo
ny taniny:
10 Dia hoy Izaho taminareo, Izaho no
Iehôvah Andriamanitrareo; aza matahotry
ireo andriamanitry ny Amora, ny taniny
itoeranareo; kanefa tsy nihaino ny feoko
hianareo.
11 Dia tonga ny Anjeliny Iehôvah, ka
nipetraka teo ambany ny hazo voamboana
izay tany Ofira, izay ho any Ioasa, zanaky
Abi-ezera: ary Gideona zanany nively
vary teo anilany ny famiazam-boaloboka,
mba hanafiny *iny* amy ny Midiana.
12 Dia niseho ny Anjeliny Iehôvah taminy, ka nanao taminy hoe, Iehôvah momba
anao, lehilahy mahery miady.
13 Dia nanao taminy hoe i Gideona, Indrisy, Tompoko, raha momba anay Iehôvah, dia nahoana no manjo anay izany
rehetr' izany? ary aiza no fahagagan-drehetra, izay efa no lazainy ny razanay taminay, hoe, Tsy nampiakatra anay tany Ejipity v' Iehôvah? fa ankehitriny efa nahafoy anay Iehôvah, ka nanolotra anay tany
an-tànany ny Midiana.
14 Dia nijery azy Iehôvah, ka nanao hoe,
Mandehana aminy itoy herinao itoy, dia

hamonjy ny Isiraely amy ny tànany ny
Midiana hianao: tsy efa naniraka anao
v' Aho?
15 Dia hoy izy taminy, Indrisy, Tom-
poko, hataoko ahoana no hamonjy ny Isi-
raely? indro, malahelo ny mpianakaviko
eo amy ny Manase, ary kely indrindra aho
eo amy ny mpianakavin-draiko.
16 Dia hoy Iehôvah taminy, Homba anao
tokoa Aho, dia hamely ny Midiana toy
ny olon' iray hianao.
17 Ary hoy izy taminy, Masìna hianao,
raha mahita soa eo imasonao aho, dia ase-
hoy famantarana aho fa Hianao no miteny
amiko:
18 Masìna hianao, aza miala eto mandra-
-pihiaviko aminao, sy hitondrako ny fana-
titro ho hanina, ary hapetrako eo anatre-
hanao. Dia hoy Izy, Izaho hiandry man-
dra-pihiavinao indray.
19 Ary Gideona niditra, ka namboatra za-
nak'osy, sy ampempa tsi-masirasira amy ny
koba efaha iray: ny hena nataony teo ana-
tiny ny harona, ary ny ron-kena nataony
teo anatiny ny vilany, ka nentiny ho any
aminy teo ambany ny voamboana, ka no-
meny azy.
20 Dia hoy ny Anjelin' Andriamanitra ta-
miny, Alao ny hena sy ny ampempa tsi-
-masirasira, ka apetraho eo ambony itoy
vatolampy itoy, ka aidino ny ron-kena.
Dia nanao izany izy.
21 Dia nahinjitry ny Anjeliny Iehôvah ny
loha-tehina, izay teo an-tànany, ka no ten-
dreny ny hena sy ny ampempa tsi-masira-
sira: dia nivoaka ny afo tamy ny vato-
lampy, ka nandany ny hena sy ny ampem-
pa tsi-masirasira. Dia nandeha ny Anjeliny
Iehôvah niala teo imasony.
22 Ary rehefa hitany Gideona fa Anje-
liny Iehôvah izy, dia hoy Gideona, In-
drisy, Iehôvah, Andriamanitr' ô! f' izany
nahitako ny Anjeliny Iehôvah nifanatrikia
tamiko.
23 Ary hoy Iehôvah taminy, Fihiavanana
anie ho anao: aza matahotra: tsy ho maty
hianao.
24 Dia nanao fivoadiana teo ho any Ie-
hôvah i Gideona, ka nataony ny anarany
hoe, Iehôvah-saloma; any Ofira hiany
amy ny zanaky Abi-ezera mandrak' andro
any iny.
25 Ary taminy izany alin' izany, dia hoy
Iehôvah taminy, Alao ny ombin-drainao, dia
ny omby faharoa izay efa fito taona, ka
ravao ny fivoadiany Bala, izay ananany ny
rainao, ka jinjao ny andriamani-bavy, izay
eo anilany:
26 Ka manava fivoadiana ho any Iehô-
vah Andriamanitrao any an-tampony itoy
vatolampy itoy, eo amy ny fitoerana voa
voatra, ary alao ny omby faharoa, ka atero
ny fanalamboady hodorana amy ny hazony
ny andriamani-bavy izay ho jinjanao.
27 Dia nalainy Gideona folo lahy amy ny
mpanompony, ka nataony araky izay efa
no lazainy Iehôvah taminy; ary satria na-
tahotry ny mpianakavin-drainy sy ireo le-
hilahy teo an-tanàna izy, tsy nanavany
iny nony andro, dia nanao iny nony alina
izy.
28 Ary nony nifoha maraina koa ireo le-
hilahy teo an-tanàna, indro, efa rava ny
fivoadiany Bala, ary voa jinja ny andria-
mani-bavy, izay teo anilany, ary naterina
ny omby faharoa teo ambony ny fivoadiana
efa natao.
29 Dia nifampilaza izareo, Iza no nanao
izany zavatr' izany? Ary raha nifanadina,
ka nifanontany izareo, dia natao hoe, I
Gideona zanaky Ioasa nanao izany zavatr'
izany.
30 Dia hoy ireo lehilahy teo an-tanàna ta-
miny Ioasa, Avoahy ny zanakao, mba ho
maty izy: satria efa nandrava ny fivoa-
diany Bala izy, ary satria efa nijinja ny
andriamani-bavy izay teo anilany izy.
31 Dia hoy Ioasa taminy izay rehetra ni-
janona teo tandrifiny, Handahatra ho any
Bala va hianareo? hamonjy azy va hia-
nareo? izay handahatra ho azy hatao maty,
rahamaraina: raha tàhiny andriamanitra
izy, aoka handahatra ho an-tena izy, satria
nisy nandrava ny fivoadiany.
32 Dia nataony ny anarany taminy izany
andro izany, hoe, Ieriobala, no natao hoe,
Aoka handahatra hanohitra azy Bala, sa-
tria nandrava ny fivoadiany izy.
33 Dia niangona ny Midiana rehetra, sy
ny Amaleka, ary ny zanaky ny atsinanana,
ka nandeha, dia nitoby teo amy ny loha-
saha Iezirela.
34 Ary ny Fanahiny Iehôvah latsaka ta-
miny Gideona, dia nampaneno trompetra
izy, ka niangona hanaraka azy ny Abi-
-ezera.
35 Dia nanirak' olona hankany amy ny
Manase rehetra izy; dia niangona hanaraka

azy izareo; dia nanirak'olona tamy ny
Asera, sy tamy ny Zebiolona, ary tamy ny
Nafitaly, izy; dia niakatra hitsena azy iza-
reo.
36 Dia hoy Gideona tamin' Andriamani-
tra, Raha ny tànako no hamonjenao ny
Isiraely, araky izay efa no lazainao,
37 Indro, hasiako volon'ondry eo amy ny
famoloana; raha latsaka ny ando amy ny
volon'ondry hiany, ka ho maina ny tany
rehetra, dia ho fantatro fa ny tànako ha-
monjenao ny Isiraely, araky izay efa no
lazainao.
38 Dia natao izany; fa nifoha maraina
koa ampitso izy, dia nanangony ny volon'
ondry izy, ka namia ny ando tamy ny vo-
lon'ondry, rano erany ny lovia.
39 Dia hoy Gideona tamin' Andriamani-
tra, Aoky tsy hirehitra amiko ny fahateze-
ranao, dia hiteny indrai-mandeha izao hiany
aho: mifona aho, aoka ho fantariko indrai-
-mandeha izao hiany amy ny volon'ondry:
aoka ho maina ny volon'ondry ankehitriny
hiany, ary aoky hisy ando amy ny tany re-
hetra.
40 Dia nataon' Andriamanitra izany, ta-
miny iny alin' iny; f' efa maina ny volon'
ondry hiany, ary nisy ando tamy ny tany
rehetra.

## TOKO VII.

Dia nifoha maraina koa Ieriobala, izany
no i Gideona, ary ny olon-drehetra, izay
nomba azy, ka nitoby teo anilany ny loha-
rano Haroda: ary ny toby Midiana teo
amy ny ilany avaratra, teo amy ny tanety
More, tany an-dohasaha.
2 Ary hoy Iehôvah taminy Gideona,
Maro loatra ny olona izay nomba anao
noho ny hanolorako ny Midiana any an-tà-
nany, fandroa hirehareha amiko ny Isiraely,
hoe, Ny tànako efa namonjy ahy.
3 Ary ankehitriny, andeha, mitoria ho
reny ny olona, hoe, Na iza na iza manahy,
ka matahotra, aoky hiverina izy, ka hiala
faingiana amy ny tendrombohitra Gileada.
Dia niverina ny olona roa arivo amby roa
alina; ary nitoetra ny iray alina.
4 Dia hoy Iehôvah taminy Gideona,
Mbola maro *loatra* ny olona; ampidino
ho amy ny rano izareo, ary any hizahako-
-toetra azy ho anao: ary izay hilazako ami-
nao, Io handeha homba anao, izy hiany
handeha homba anao; ary izay rehetra hi-
lazako aminao, Io tsy handeha homba anao,
izy hiany tsy handeha.
5 Dia nampidiny ny olona ho amy ny
rano izy: ary hoy Iehôvah taminy Gi-
deona, Izay rehetra milelaky ny rano amy
ny lelany tahaky ny filelaky ny amboa,
izy no hatokanao, ary izay rehetra kosa
mandohalikia hisotro.
6 Ary telon-jato lahy no isany izay nile-
laky *ny rano, nasiany* ny tànany tamy ny
vavany; fa ny olona sisa rehetra nandoha-
likia hisotro rano.
7 Ary hoy Iehôvah taminy Gideona, Ny
telon-jato lahy, izay nilelaky ny rano, no
hamonjeko anareo, ka hanoloráko any an-
-tànanao ny Midiana: ary aoka handeha
ny olon-drehetra, samy hody amy ny fone-
nany avy.
8 Dia nitondra vatsy ny olona tany an-
-tànany, sy ireo trompetrany: dia nam-
pandeha ny Isiraely sisa, samy hankany
amy ny lainy avy, izy, ary nihiazony ny
telon-jato lahy izy: ary ny toby Midiana
teo ambaniny, tany an-dohasaha.
9 Ary nony izany alin' izany, dia hoy
Iehôvah taminy, Mitsangàna, midìna ho
any amy ny toby hianao; f' efa nanolotry
iny tany an-tànanao Aho.
10 Ary raha tàhiny matahotra hidina
hianao, midìna hiaraka aminy Fiora mpa-
nomponao ho any amy ny toby hianao:
11 Dia handre izay no lazainy hianao,
ary rehefa afak' izany, dia hampaherezina
ny tànanao, hidinanao any amy ny toby.
Dia nidina niaraka taminy Fiora mpanom-
pony izy, ho any amy ny ivelany ny olona
nanafikia hiady, izay teo amy ny toby.
12 Ary ny Midiana sy ny Amaleka, ary
ny zanaky ny atsinanana rehetra, nandry
teo an-dohasaha, tahaky ny valala ny ha-
maroana; ary tsy hita-isa ny anganenava-
vany, tahaky ny fasikia eo amy ny amoron-
-dranomasina ny hamaroana.
13 Ary raha tonga i Gideona, indro, nisy
lehilahy izay nilaza nofy tamy ny namany,
ka hoy izy, Indro, nanonofy aho, ary indro,
ampempa mofo barily nikiodiadia ho amy
ny toby Midiana, ka tonga tany amy ny
lay, dia namely iny mandra-pianjerany sy
havadiny, ka lavo ny lay.
14 Dia namaly ny namany, ka nanao
hoe, Tsy zavatra hafa izany, afa tsy ny sa-
batry Gideona zanaky Ioasa, lehilahy Isi-
raely: efa natolotr' Andriamanitra ny

Midiana sy ny toby rehetra tany an-tànany.
15 Ary rehefa reny Gideona ny filazany ny nofy, sy ny heviny, dia nivavaka izy, ka niverina ho any amy ny toby Isiraely, ka nanao hoe, Mitsangàna, f' efa natolotry Iehôvah tany an-tànanareo ny toby Midiana.
16 Dia nizara ny olona telon-jato lahy ho telo toko izy, ka nanisy trompetra tany an-tànany ny isan'olona, sy siny tsy nisy rano, ary fanilo teo anatiny ny siny.
17 Dia hoy izy taminy, Mijere ahy, ka manava izany hianareo: ary, indro, raha mankany amy ny farany ny toby aho, dia izay ataoko no hataonareo koa.
18 Raha mampaneno ny trompetra aho, izaho sy izay ato amiko, dia mampanenoa ny trompetra hianareo koa, manodidiny ny toby rehetra, ka atavy hoe, Any Iehôvah sy any Gideona!
19 Dia nankany amy ny farany ny toby, teo amy ny fitomboany ny fiambenana afovoany, Gideona, sy ny zato lahy izay teo aminy; ary vao nilatsaka ny fiambenana; dia nampaneno ny trompetra izareo, ka namaky ny siny izay teo an-tànany.
20 Dia nampaneno ny trompetra ny telo toko, ka namaky ny siny, dia nihiazony ny fanilo teo an-tànany ankavia, ary ny trompetra teo an-tànany ankavanana hampanenoana; dia niantso izareo, Ny sabatry Iehôvah sy ny any Gideona!
21 Ary samy nijanona izy rehetra teo amy ny fitoerany avy, manodidiny ny toby: dia nihiazakazaka ny miaramila rehetra, ka nidradradradra, dia nandositra izareo.
22 Dia nampaneno ny trompetra ny telon-jato lahy, ka nasiany Iehôvah ny sabatry ny isan'olona hamely ny namany, dia mitety ny toby rehetra: dia nandositra ny miaramila hatrany Beti-sita any Zererata, hatramy ny fari-taniny Abela-mehola, hatrany Tabata.
23 Dia niangona ny lehilahy Isiraely, avy tamy ny Nafitaly, sy avy tamy ny Asera, ary avy tamy ny Manase rehetra, ka nandeha nanenjiky ny Midiana.
24 Ary Gideona nanirak'olona hitety ny tendrombohitra Efiraima rehetra, hoe, Midìna hitsena ny Midiana, ka mahazoa ny rano hatrany Beta-bara sy Ioridany eo alohany. Dia niangona ny lehilahy Efiraima rehetra, ka nahazo ny rano hatrany Beta-bara sy Ioridany.
25 Dia nisambotry ny andriany ny Midiana, roa lahy, i Oreba sy Ziba, izareo: dia namono any Oreba tambony ny vatolampy Oreba izareo, ary Ziba no vonoiny teo amy ny famiazam-boaloboka Ziba, dia nanenjiky ny Midiana izareo, ka nitondra ny lohany Oreba sy Ziba taminy Gideona tany an-dafiny Ioridany.

## TOKO VIII.

Ary ireo lehilahy Efiraima nanao taminy hoe, Inona no izany zavatr' izany nataonao taminay, ka tsy niantso anay hianao, raha nandeha hiady amy ny Midiana hianao? Dia naniny azy fatratra izareo.
2 Dia hoy izy taminy, Inona no nataoko ankehitriny, raha oharina aminareo? Tsy tsaratsara kokoa va ny tsimponiny ny Efiraima, noho ny amoriany ny Abi-ezera?
3 Tany an-tànanareo nanoloran' Andriamanitra ny andriany ny Midiana, i Oreba sy Ziba: ary inona no haiko hatao, raha oharina aminareo? Dia nihiena ny fahatezerany azy, rehefa nilaza izany teny izany izy.
4 Dia nankany Ioridany Gideona, *ka* nita, izy sy ny telon-jato lahy izay nomba azy, reraka, kanefa manenjikia hiany.
5 Ary hoy izy taminy ireo lehilahy any Sokôta, Masìna hianareo, omeo ampempa ho any ny olona, izay manaraka ahy: fa reraka izareo, ary izaho manenjikia any Zeba sy Zalimiona, mpanjaky ny Midiana.
6 Ary hoy ireo andriana any Sokôta, Any an-tànanao ankehitriny va ny tànany Zeba sy Zalimiona, hanomezanay mofo ny miaramilanao?
7 Dia hoy Gideona, Koa raha natolotry Iehôvah i Zeba sy Zalimiona tany an-tànako, dia handriatry ny nofonareo amy ny tsilo any an-efitra, sy ny hery, aho.
8 Dia niala teo hiakatra ho any Penioela izy, ka niteny taminy koa toy izany; ary ireo lehilahy any Penioela namaly azy tahaky ny famaly ireo lehilahy any Sokôta.
9 Dia niteny koa tamy ny lehilahy any Penioela izy, ka nanao hoe,Raha miverina soa aman-tsara aho, dia handrava itoy trano fiarovan' itoy aho.
10 Dia tany Karikora i Zeba sy Zali-

miona, ary ny miaramilany momba azy roa
lahy, tokony ho dimy arivo amby iray alin-
-dahy, izay sisa rehetra tamy ny miaramila
rehetra amy ny zanaky ny atsinanana; efa
lavo teo ny olona, izay nanala sabatra, le-
hilahy roa alina amby iray hetsy.
11 Dia niakatra i Gideona tamy ny làlany ny mponina tany an-day, tany atsina-
nany Noba sy Iogibeha, ka namely ny
toby: fa tsy nanahy ny toby.
12 Ary raha nandositra i Zeba sy Zali-
miona, dia nanenjikia azy izy, ka nisam-
botry ny mpanjaka roa any ny Midiana, i
Zeba sy Zalimiona, ka nandresy ny miara-
mila rehetra.
13 Dia niverina i Gideona zanaky Ioasa,
avy tamy ny ady, dieny tsy mbola nipo-
saka ny masoandro;
14 Ka nisambotra zatovo taminy ireo le-
hilahy Sokôta izy, ka nanontany azy; dia
nanambara azy ireo andriana tany Sokôta,
sy ny loholona teo, dia fito amby fito-polo
lahy, izy kosa.
15 Dia nankany aminy ireo lehilahy
Sokôta izy, ka nanao hoe, Indro, i Zeba sy
Zalimiona, izay nandatsanareo ahy, hoe,
Any an-tànanao ankehitriny va ny tànany
Zeba sy Zalimiona, hanomezanay mofo ny
olonao efa reraka?
16 Dia naka ny loholona tany an-tanàna,
ary tsilo tany an-efitra, ary hery, izy, ary
ireny nananarany ireo lehilahy Sokôta.
17 Ary nandrava ny trano fiarovana tany
Penioela izy, ka namono ny lehilahy tany
an-tanàna.
18 Dia hoy izy taminy Zeba sy Zali-
miona, Manao ahoana v' ireo lehilahy izay
no vonoinareo tany Tabora? Dia namaly
izareo, Nanahaka anao hiany izareo: samy
nanahaky ny zanaky ny mpanjaka avy izy
rehetra.
19 Ary hoy izy, Rahalahiko, zanaky ny
reniko, izareo: raha velona koa Iehôvah,
raha tàhiny no velominareo izareo, tsy
hamono anareo aho.
20 Ary hoy izy taminy Ietera, lahi-ma-
toany, Mitsangàna, vonoy izy roa lahy.
Ary ny zatovo tsy nampitsoaky ny saba-
trany; fa natahotra izy, satria mbola ta-
nora-fanahy izy.
21 Dia hoy Zeba sy Zalimiona, Mitsan-
gàna hianao, ka mametsaha anay: fa ma-
nahaky ny lehilahy ny heriny. Dia nitsan-
gana i Gideona, ka namono any Zeba sy
Zalimiona, ka naka ny fifehezana tsinam-
-bolana, izay teo amy ny vozony ny anga-
menavavany.
22 —Dia hoy ireo lehilahy Isiraely tami-
ny Gideona, Manapaha anay hianao, dia
hianao, sy ny zanakao, ary ny zafinao: fa
namonjy anay tamy ny tànany ny Midiana
hianao.
23 Dia hoy Gideona taminy, Tsy hana-
paka anareo aho, ary ny zanako koa tsy
hanapaka anareo; Iehôvah no hanapaka
anareo.
24 Ary hoy Gideona taminy, Aoka han-
gataka zavatr' irai-loha aminareo aho, dia
aoka homeny ny isan'olona ho ahy ny ha-
vina, babony. (Fa nanana havim-bolamena
izareo, satria zanaky Isimaela izareo.)
25 Dia hoy izareo kosa, Hanome dia ha-
nome izahay. Dia namela-damba izareo,
ary samy nanipy ny havina, babony, teo
ny olon-drehetra.
26 Ary *sekely* volamena fiton-jato amby
arivo no lanjany ny havim-bolamena, izay
nangatahiny; hanampy ny fifehezana tsi-
nam-bolana, sy ny havina, ary ny lamba
mangamena, izay teo amy ny mpanjaky ny
Midiana, ary hanampy ny rojo, izay teo
amy ny vozony ny angamenavavany.
27 Dia nataony Gideona efoda iny, ka
nasiany iny teo an-tanànany, dia tany
Ofira: ary ny Isiraely rehetra nankany
hijangajanga aminy iny: ary efa fandrikia
taminy Gideona, sy ny teo an-tranony,
iny.
28 Dia resy ny Midiana teo alohany ny
zanaky Isiraely, ka tsy nanandratry ny lo-
hany intsony izareo. Dia nandry ny tany
efa-polo taona teo amy ny androny Gi-
deona.
29 —Dia nandeha Ieriobala zanaky
Ioasa, ka nitoetra teo an-tranony.
30 Ary Gideona nanan' anaka fito-polo
lahy, nateraky ny tenany: fa nanam-bady
maro izy.
31 Ary ny tokantranomasony, izay tany
Sekema, dia niteraka zanaka-lahy ho azy
izy, ny anarany nataony hoe, I Abime-
leka.
32 Dia maty Gideona zanaky Ioasa,
tratrantitra tsara, ka nalevina teo amy ny
fasany Ioasa, rainy, tany Ofira any ny
Abi-ezera.
33 Ary rehefa maty Gideona, dia nan-
deha indray hijangajanga aminy ireo Bala

ny zanaky Isiraely, ka nanao any Bala-berita ho andriamaniny.
34 Ary tsy no tsaroviny ny zanaky Isiraely Iehôvah Andriamaniny, Izay efa namonjy azy tamy ny tànany ny fahavalony rehetra manodidina.
35 Ary tsy nasiany soa ny mpianakaviny Ieriobala, dia i Gideona, araky izay soa rehetra izay efa nataony tamy ny Isiraely.

## TOKO IX.

DIA nandeha i Abimeleka zanaky Ieriobala ho any Sekema ho aminy ireo anadahin-dreniny, ka niresaka taminy, sy tamy ny mpianakavy rehetra amy ny tranon-drainy ny reniny, hoe,
2 Mifona aminareo aho, mitenena handrenesany ny lehilahy rehetra any Sekema, Inona no tsara ho anareo, no manjaka aminareo ny zanaky Ieriobala rehetra, fito-polo lahy, sa manjaka aminareo ny anankiray? dia tsarovy koa fa taolanareo sy nofonareo aho.
3 Ary ireo anadahin-dreniny nilaza azy, handrenesany ny lehilahy rehetra any Sekema ireny, teny rehetr' ireny: ary efa tia ny fony hanaraka any Abimeleka; fa hoy izareo, Rahalahintsikia izy.
4 Dia nomeny azy volafotsy fito-polo nalaina tamy ny tranony Bala-berita, izay nanambazany Abimeleka olom-poana sy mpitsingilo-teny sasany, izay nanaraka azy.
5 Dia nankany an-tranon-drainy tany Ofira izy, ka namono ny rahalahiny, zanaky Ieriobala, fito-polo lahy, teo ambony ny vato iray; kanefa navela Iotama, zanaky Ieriobala fara-lahy, fa niery izy.
6 Dia niangona ny lehilahy Sekema rehetra, sy ny mpianakaviny Milo rehetra, ka nandeha, ka nampanjaka any Abimeleka, teo anilany ny hazo voamboana, andry, izay tany Sekema.
7 Ary rehefa nilaza taminy Iotama izareo, dia nandeha izy, ka nijanona tany an-tampony ny tendrombohitra Gerizima, dia nanandratry ny feony, dia niantso, ka nanao taminy hoe, Mihainoa ahy, hianareo lehilahy Sekema, mba ho henoin' Andriamanitra hianareo.
8 Nandeha dia nandeha ny hazo hanosotra mpanjaka hanapaka azy: ary hoy izareo tamy ny hazo oliva, Manjakà aminay hianao.
9 Ary hoy ny hazo oliva taminy, Hahafoy ny tseroko v' aho, izay ankalazan' Andriamanitra, sy ny olona, ahy, ka handeha hasandratra ambony ny hazo v' aho?
10 Ary hoy ny hazo tamy ny hazo voara, Avia hianao, manjakà aminay.
11 Fa hoy ny hazo voara taminy, Hahafoy ny ahamamiako, sy ny vokatro tsara, v' aho, ka handeha hasandratra ambony ny hazo?
12 Dia hoy ny hazo tamy ny voaloboka, Avia hianao, manjakà aminay.
13 Ary hoy ny voaloboka taminy, Hahafoy ny divaiko v' aho, izay mahafaly an' Andriamanitra, sy ny olona, ka handeha hasandratra ambony ny hazo v' aho?
14 Ary hoy ny hazo rehetra tamy ny tsilo, Avia hianao, manjakà aminay.
15 Ary hoy ny tsilo tamy ny hazo, Raha hanosotra ahy tokoa ho mpanjaka aminareo hianareo, avia, matokia eo amy ny aloko hianareo: ary raha tsy izany, aoky hivoaka ny afo amy ny tsilo, ka handany ny sedera Lebanona.
16 Ary ankehitriny, raha marina sy mahitsy no nataonareo, no nampanjaka any Abimeleka hianareo, ary raha soa no nataonareo taminy Ieriobala, sy ny mpianakaviny, ka nataonareo taminy araky izay niendrehany ny tànany;
17 (Fa ny raiko niady ho anareo, ka tsy nanao ny ainy ho zavatra, ka namonjy anareo tamy ny tànany ny Midiana:
18 Dia niodina tamy ny mpianakavin-draiko andro any hianareo, ka namono ny zanany, fito-polo lahy, teo ambony ny vato iray, dia nampanjaka any Abimeleka, zanaky ny ankizi-vaviny, taminy ireo lehilahy Sekema hianareo, satria rahalahinareo izy:)
19 Raha marina sy mahitsy no nataonareo taminy Ieriobala, sy ny mpianakaviny, andro any, dia mifalia eo aminy Abimeleka hianareo, ary aoky izy hifaly aminareo.
20 Fa raha tsy izany, aoky hivoaka ny afo aminy Abimeleka, ka handany ireo lehilahy Sekema, sy ny mpianakaviny Milo; ary aoky hivoaka ny afo aminy ireo lehilahy Sekema, sy ny mpianakaviny Milo, ka handany any Abimeleka.
21 Dia nihiazakazaka Iotama, ka nandositra, dia nankany Bera, ka nitoetra teo, hiery any Abimeleka rahalahiny.

22 —Rehefa nanjaka telo taona tamy ny Isiraely Abimeleka,

23 Dia naterin' Andriamanitra ny fanahy ratsy teo aminy Abimeleka sy ireo lehilahy Sekema; ary ireo lehilahy Sekema namitaka any Abimeleka;

24 Mba ho tonga ny loza natao tamy ny zanaky Ieriobala fito-polo lahy, ary hamaliany ny rany aminy Abimeleka rahalahiny, izay namono azy, ary aminy ireo lehilahy Sekema, izay nampahery ny tànany hamono ny rahalahiny.

25 Dia nisy sasany nasiany ireo lehilahy Sekema hanotrikia azy tany an-tampon-tendrombohitra, ary izareo namabo izay rehetra nandalo azy taminy izany làlan' izany: dia no lazalazaina taminy Abimeleka izany.

26 Dia nandeha i Gala, zanaky Ebeda, sy ny rahalahiny, ka nankany Sekema, ary ireo lehilahy Sekema natoky azy.

27 Dia nivoaka ho any an-tsaha izareo, dia nanangony ny voalobony, ka no fiazany, dia nihira, ka niditra teo an-tranon' andriamaniny izareo, ka nihinana sy nisotro, ka nanozona any Abimeleka.

28 Dia hoy Gala zanaky Ebeda, Iza moa no i Abimeleka, ary iza moa no i Sekema hanompoantsikia azy? tsy zanaky Ieriobala v' izy? ary kapiteniny no i Zebiola? manompoa ireo lehilahy Hamora, rainy Sekema: fa nahoana no hanompo azy v' isikia?

29 Ary enga ka ho ambany ny tànako ireo olon' ireo! dia hanesotra any Abimeleka aho. Dia hoy izy taminy Abimeleha, Ampitomboy ny miaramilanao, ka mivoaha hianao.

30 Ary rehefa reny Zebiola, mpanapaky ny tanàna, ny teniny Gala, zanaky Ebeda, dia nirehitra ny fahatezerany.

31 Dia nanirak'olona mangingina taminy Abimeleka izy, ka nanao hoe, Indro, mankany Sekema i Gala, zanaky Ebeda, sy ireo rahalahiny; ary, indro, manamafy ny tanàna hanohitra anao izareo.

32 Ary ankehitriny, miakara alina, hianao sy ny olona izay momba anao, ka manotreha any an-tsaha hianao:

33 Ary rahamaraina, raha vao miposaka ny masoandro, dia mifohaza maraina koa, ka mametsaha ny tanàna hianao: ary, indro, raha mivoaka hanohitra anao izy, sy ny olona izay momba azy, dia atavy aminy izay ho zaka ny tanànao.

34 Dia nifoha alina i Abimeleka sy ny olon-drehetra izay nomba azy, ary nanotrikia ho efa-toko teo tandrifiny Sekema izareo.

35 Dia nivoaka i Gala zanaky Ebeda, ka nijanona teo amy ny vavahadiny ny fidirana an-tanàna: dia niroatra tamy ny fanotrehana i Abimeleka sy ny olona izay nomba azy.

36 Ary rehefa hitany Gala ny olona, dia hoy izy taminy Zebiola, Indro, misy olona sasany midina any an-tampony ireo tendrombohitra. Ary hoy Zebiola taminy, Ny aloky ny tendrombohitra hitanao toa olona.

37 Dia niteny indray Gala, ka nanao hoe, Indro, misy olona sasany midina eo afovoany ny tany, ary ny an-tokony hafa mandeha amy ny làlana eo amy ny tany lemaka Meoninima.

38 Dia hoy Zebiola taminy, Aiza no vavanao ankehitriny, izay nilazanao hoe, Iza moa no i Abimeleka hanompoantsikia azy? tsy ireo olon' ireo v' izay no ratsinao? Masìna hianao, mivoaha, ka miadia aminy.

39 Dia nivoaka teo alohany ireo lehilahy Sekema i Gala, ka niady taminy Abimeleka.

40 Dia nanenjikia azy Abimeleka, ary nandositra teo alohany izy, ary maro no resy ka voa, hatramy ny varavarana fidirana.

41 Dia nitoetra tany Arioma i Abimeleka: ary Zebiola nandroaka any Gala sy ireo rahalahiny, tsy honenany any Sekema.

42 Ary nony ampitso, dia nivoaka ho any an-tsaha ny olona; dia nilaza taminy Abimeleka izareo.

43 Dia naka ny olona izy, ka nizara azy ho telo toko, ka nanotrikia tany an-tsaha, dia nijery izy, ary, indro, ny olona nivoaka tamy ny tanàna: dia nitsangana hanohitra azy izy, ka namely azy.

44 Ary Abimeleka sy ny an-tokony izay nomba azy niroatra, ka nijanona teo am-baravarana fidirana an-tanàna: ary ny roa toko hafa niroatra tamy ny olon-drehetra izay tany an-tsaha, ka namono azy.

45 Ary Abimeleka niady tamy ny tanàna andro iny manontolo; dia nahafaky ny tanàna izy, ka namono ny olona izay teo, dia nandrava ny tanàna izy; ka namafy iny tamy ny fanasina.

46 Ary raha nandre ny olon-drehetra tamy
ny trano fiarovana tany Sekema, dia niditra
tamy ny fitoera-mafy tany an-tranony Be-
rita andriamaniny izareo.
47 Dia no lazaina taminy Abimeleka, fa
niangona ny lehilahy rehetra tamy ny tra-
no fiarovana tany Sekema.
48 Dia niakatra tany an-tendrombohitra
Salimona i Abimeleka, izy sy ny olon-dre-
hetra izay nomba azy: ary Abimeleka naka
famaky tany an-tànany, dia nijinja sam-
pany tamy ny hazo, ka naka iny, ka na-
siany tamy ny sorony, ka nataony hoe
tamy ny olona izay nomba azy, Izay atao-
ko hitanareo, atavy faingiana toy izany.
49 Ary samy nijinja ny sampany avy ny
olon-drehetra, ka nanaraka any Abimeleka,
dia nasiany tamy ny fiarovana, ka nodo-
rany tamy ny afo ny fiarovana teo ambo-
niny, ka maty koa ny olon-drehetra teo an-
-trano fiarovana tany Sekema, tokony ho
arivo ny lehilahy sy ny vehivavy.
50 Dia nandeha i Abimeleka hankany Te-
beza, ka nitoby teo tandrifiny Tebeza, ka
nahafaky iny.
51 Fa nisy trano fiarovana mafy teo ana-
tiny ny tanàna, ary teo nandosirany ny
lehilahy rehetra sy ny vehivavy, sy izay
rehetra teo an-tanàna, ka nihidy, ka niaka-
tra tany an-tampony ny trano fiarovana
izareo.
52 Dia nankany ho amy ny trano fiaro-
vana i Abimeleka, ka niady taminy, dia
nanatony ny varavarany ny trano fiarovana
handoro iny amy ny afo izy.
53 Ary vehivavy anankiray nitoraka sila-
-bato avy amy ny fitotoan-koba tamy ny lo-
hany Abimeleka, ka namaky ny karan-do-
hany.
54 Dia niantso faingiana ny zatovo mpi-
tondra ny fiadiany izy, ka nanao taminy
hoe, Tsoahy ny sabatrao, ka vonoy aho,
mba tsy hataony ny olona hoe aho, Vehi-
vavy namono azy. Dia namely azy mi-
boroaka ny zatovo, ka maty izy.
55 Ary rehefa hitany ireo lehilahy Isi-
raely f' efa maty Abimeleka, dia niala iza-
reo isan-dahy ho amy ny fonenany.
56 Dia no valian' Andriamanitra ny fa-
nahi-ratsiny Abimeleka, izay efa nataony
tamy ny rainy, raha namono ny rahalahiny
fito-polo lahy izy:
57 Ary ny ratsy rehetra efa nataony ireo
lehilahy any Sekema no valian' Andriamani-
tra tamy ny lohany; dia latsaka taminy
ireny ny fanozony Iotama, zanaky Ierio-
bala.

## TOKO X.

Dia nitsangana nandimby any Abimeleka,
hamonjy ny Isiraely, i Tola zanaky Pioa,
zanaky Dodo, lehilahy avy tamy ny Isa-
kara: dia nonina tany Samira teo an-ten-
drombohitra Efiraima izy.
2 Dia nitsara ny Isiraely telo amby roa-
-polo taona izy; dia maty, ka nalevina
tany Samira izy.
3 Dia nitsangana nandimby azy Iaira,
zanaky Gileada, ka nitsara ny Isiraely roa
amby roa-polo taona.
4 Dia nanana zanaka telo-polo izay ni-
taingina zanak' ampondra telo-polo izy,
ary izareo nanana tanàna telo-polo, izay
atao hoe mandrak' andro any, i Havota-iaira
izay eo amy ny tany Gileada.
5 Dia maty Iaira, ka nalevina tany Ka-
mona.
6 Dia nanao ratsy indray teo imasony
Iehôvah ny zanaky Isiraely, ka nanompo
Bala sasany sy Asitarota, sy ireo andria-
manitry ny Siria, sy ireo andriamanitry ny
Zidona, sy ireo andriamanitry ny Moaba,
sy ireo andriamanitry ny zanaky Amona,
ary ireo andriamanitry ny Filisitia, dia
nahafoy any Iehôvah izareo, ka tsy nanom-
po Azy.
7 Dia nirehitra tamy ny Isiraely ny faha-
tezerany Iehôvah, ka nivarotra azy ho
amy ny tànany ny Filisitia, ary ho amy
ny tànany ny zanaky Amona, Izy.
8 Dia nampahory sy nanorotoro ny zana-
ky Isiraely, valo amby ny folo taona taminy
izany andro izany, izareo, dia ny zanaky
Isiraely rehetra, izay tany an-dafiny Iori-
dany, teo amy ny taniny ny Amora, izay
any Gileada.
9 Dia nita any Ioridany ny zanaky Amo-
na mba hiady amy ny Ioda, sy amy ny
Beniamina, ary amy ny mpianakaviny
Efiraima; dia ory indrindra ny Isiraely.
10 Dia nitaraina taminy Iehôvah ny za-
naky Isiraely, ka nanao hoe, Efa nanota
taminao izahay, satria nahafoy an' Andria-
manitray izahay, ka nanompo Bala sa-
sany.
11 Ary hoy Iehôvah tamy ny zanaky
Isiraely, Tsy tamy ny tànany ny Ejipity,

sy tamy ny Amora, tamy ny zanaky Amona, sy tamy ny Filisitia,
12 Namonjeko anareo va; ary koa raha nampahory anareo ny Zidona, sy ny Amaleka, ary ny Maona, ka nitaraina tamiko hianareo?
13 Kanefa nahafoy Ahy hianareo, ka nanompo andriamani-kafa sasany; izany tsy hamonjeko anareo intsony.
14 Mandehana, ka mitaraina aminy ireo andriamanitra, izay efa no fidinareo; aoky ireny hamonjy anareo eo amy ny androny ny fahorianareo.
15 Ary hoy ny zanaky Isiraely taminy Iehôvah, Efa nanota izahay: atavy aminay izay rehetra tsara eo imasonao: mifona aminao izahay, mamonje anay andro any hiany anie.
16 Dia nanary ireo àndriamani-tsi-izy teo aminy izareo, ka nanompo any Iehôvah; dia ory ny fanahiny noho ny fahoriany ny Isiraely.
17 Dia niangona ny zanaky Amona, ka nitoby tany Gileada. Dia niangona ny zanaky Isiraely, ka nitoby tany Mizipe.
18 Dia nifampilaza ny olona, sy ireo andriany ny Gileada, hoe, Aiza no lehilahy, izay handeha voalohany hiady amy ny zanaky Amona? ho lohany ny mponina rehetra any Gileada izy.

## TOKO XI.

Ary Iefita, zanaky Gileada, lehilahy mahery miady izy, ary zanaky ny vehivavy jangajanga izy: ary efa niteraka any Iefita i Gileada.
2 Ary ny vadiny Gileada niteraka ho azy zanaka-lahy maro; dia nihialehibe ireo zanaka-lahiny ny vadiny, dia nandroaka any Iefita izareo, ka nanao taminy hoe, Tsy handova eo amy ny mpianakaviny ny rainay hianao; fa zanaky ny vehivavy hafahafa hianao.
3 Ary Iefita nandositry ny rahalahiny, ka nonina teo amy ny tany Toba: dia niangona ny olom-poana ho aminy Iefita, ka nivoaka nomba azy izareo.
4 Ary rehefa ela, dia niady tamy ny zanaky Isiraely ny zanaky Amona.
5 Ary nony niady tamy ny Isiraely ny zanaky Amona, dia nandeha ny loholona Gileada hitondra any Iefita hiala amy ny tany Toba:
6 Dia hoy izareo taminy Iefita, Avia, ka aoka ho mpifehy anay hianao, hiadiantsikia amy ny zanaky Amona.
7 Ary hoy Iefita tamy ny loholona Gileada, Tsy efa halanareo v' aho, ka no roahinareo tamy ny tranony ny raiko? ary nahoana no mankaty amiko ankehitriny hianareo, raha ory hianareo?
8 Dia hoy ny loholona Gileada taminy Iefita, Izany iverenanay aminao ankehitriny, mba handehananao homba anay, sy hiadianao amy ny zanaky Amona; ary aoka ho lohany ny mponina any Gileada rehetra hianao.
9 Dia hoy Iefita tamy ny loholona Gileada, Raha entinareo mody indray aho mba hiady amy ny zanaky Amona, ary hanolotra azy eo alohako Iehôvah, ho lohanareo v' aho?
10 Dia hoy ny loholona Gileada taminy Iefita, Iehôvah ho vavolombelona eo anelanelantsikia, raha tsy ataonay izany, araky ny teninao.
11 Dia nandeha Iefita nomba ny loholona Gileada, ka nataony ny olona ho lohany, sy ny mpifehy azy, izy: ary Iefita nilaza ny teniny rehetra teo anatrehany Iehôvah tany Mizipe.
12 Dia nanirak'olona Iefita tamy ny mpanjaky ny zanaky Amona, ka nanao hoe, Naninona anao v' aho, no mankaty amiko hiady amy ny taniko hianao?
13 Dia hoy ny mpanjaky ny zanaky Amona tamy ny iraky Iefita, Satria nalainy ny Isiraely ny taniko, raha niakatra tany Ejipity izareo, hatrany Arinona ka hatrany Iaboka, ka hatrany Ioridany; ary ampodio iny ankehitriny hihiavanana.
14 Dia nanirak'olona indray Iefita tamy ny mpanjaky ny zanaky Amona;
15 Ka hoy izy taminy, Izany no lazainy Iefita, Tsy naka ny taniny ny Moaba, na ny taniny ny zanaky Amona, ny Isiraely:
16 Fa raha niakatra tany Ejipity ny Isiraely, ka nandeha nitety ny efitra, hatramy ny Ranomasina mena, ka tonga tany Kadesa;
17 Dia nanirak'olona ny Isiraely tamy ny mpanjaka any Edoma, ka nanao hoe, Masìna hianao, aoka handeha hamaky ny taninao aho, fa tsy nihaino ny mpanjaka any Edoma. Ary toy izany no fanirany tamy ny mpanjaka any Moaba; fa tsy nety izy; dia nitoetra tany Kadesa ny Isiraely.

18 Dia nandeha hitety ny efitra izareo,
ka nanodidiny ny tany Edoma, sy ny tany
Moaba, ka tonga teo any atsinanany Moa-
ba, ka nitoby tany an-dafiny Arinona, fa
tsy tonga teo anatiny ny fari-taniny ny
Moaba; fa fari-taniny ny Moaba i Ari-
nona.
19 Dia nanirak'olona taminy Sihona
mpanjaky ny Amora, mpanjaka any Hesi-
bona, ny Isiraely; ary hoy ny Isiraely ta-
miny, Masìna hianao, aoka handeha ha-
maky ny taninao, hankany amy ny fone-
nako, aho.
20 Fa tsy natoky ny Isiraely Sihona, ha-
makiany ny fari-taniny, fa nanangony ny
olony rehetra i Sihona, dia nitoby tany
Iahaza, ka niady tamy ny Isiraely:
21 Dia natolotry Iehôvah Andriamani-
try ny Isiraely Sihona sy ny olony rehetra
tany an-tànany ny Isiraely, ka namely azy
izareo; dia lasany ny Isiraely ny taniny ny
Amora rehetra, mponina teo aminy izany
tany izany.
22 Dia nahazo ny taniny ny Amora re-
hetra izareo, hatrany Arinona ka hatrany
Iaboka, ary hatramy ny efitra ka hatrany
Ioridany.
23 Ary ankehitriny, Iehôvah Andriama-
nitry ny Isiraely nandroaky ny Amora teo
alohany ny Isiraely olony, ary hanany iny
va hianao?
24 Tsy ho azonao v' izay omeny Kemosa
andriamanitrao anao ho fananana? Ary
izay rehetra omeny Iehôvah Andriamani-
tray ho fananana, izany ho azonay.
25 Ary ankehitriny tsaratsara kokoa va
hianao noho i Balaka, zanaky Zipora,
mpanjaka any Moaba? nanohitry ny Isi-
raely akory v' izy, sa niady taminy akory,
26 Raha nitoetra telon-jato taona ny Isi-
raely tany Hesibona sy teo amy ny zana-
-bohiny, ary tany Aroera sy teo amy ny
zana-bohiny, ary tany amy ny tanàna re-
hetra izay teo amy ny amorony Arinona?
ary nahoana no tsy natsanganareo *ireny*
taminy izany andro izany?
27 Ary izaho tsy nanota taminao, fa hia-
nao manao meloka amiko hiady amiko:
aoky Iehôvah, mpitsara, hitsara andro any
ny zanaky Isiraely sy ny zanaky Amona.
28 Fa tsy no henoiny ny mpanjaky ny
zanaky Amona ny teniny Iefita, izay nam-
pitondrainy tany aminy.
29 Dia latsaka taminy Iefita ny Fana-
hiny Iehôvah, dia nandeha hankany Gi-
leada sy Manase izy, ka nandeha hankany
Mizipe any Gileada, ary niala tany Mizipe
any Gileada, dia nandeha hankany amy ny
zanaky Amona izy.
30 Dia nivoady taminy Iehôvâh Iefita,
ka nanao hoe, Raha hatolotrao dia hato-
lotrao any an-tànako ny zanaky Amona,
31 Dia ho any Iehôvah tokoa izay mi-
voaka amy ny varavarany ny tranoko hi-
tsena ahy, raha miverina soa aman-tsara
amy ny zanaky Amona aho, dia hanatitry
iny ho fanatitra hodorana aho.
32 —Dia nandeha Iefita ho amy ny za-
naky Amona, hiady aminy: dia natolotry
Iehôvah tany an-tànany izareo.
33 Dia namely azy izy, hatrany Aroera,
ka hatramy ny fihiaviana any Minita, *dia*
tanàna roa-polo, ary teo amy ny tany le-
maka amy ny tanim-boaloboka, ka voa
vono ny marobe indrindra. Dia resy ny
zanaky Amona teo alohany ny zanaky Isi-
raely.
34 Dia nandeha Iefita hankany Mizipe
ho any an-tranony, ary, indro, nivoaka ny
zanani-vavy hitsena azy, mitondra kipan-
tsona, sy mpandihy: ary zanani-vavy to-
kana izy; tsy nanana zanaka-lahy na za-
naka-vavy izy, afa tsy izy.
35 Ary rehefa nahita azy izy, dia nan-
driatry ny akanjony izy, ka nanao hoe,
Matesa anie aho, ry zanako-vavy! efa
nampietry ahy indrindra hianao, ary anan-
kiray izay mampahory ahy hianao: ary
izaho efa niloa-bava taminy Iehôvah, ka
tsy azoko ho tsoahana.
36 Dia hoy izy taminy, Raiko, sangy
niloa-bava taminy Iehôvah hianao, atavy
amiko araky izay naloaky ny vavanao:
satria efa nampamaly anao ny fahavalonao,
dia ny zanaky Amona, Iehôvah.
37 Dia hoy izy tamy ny rainy, Atavy
amiko izao zavatr' izao; avelao aho ho roa
volana, mba handehanako sy hirenirene-
nako any an-tendrombohitra, sy hitoma-
niako ny fitovoako, izaho sy ny namako.
38 Dia hoy izy kosa, Mandehana. Dia
nampandeha azy handany ny roa volana
izy, dia nandeha izy sy ny namany, ka ni-
tomany ny fitovoany tany an-tendrombo-
hitra.
39 Ary raha tapitra ny roa volana, dia
niverina tany amy ny rainy izy, ka na-
taony taminy araky ny voadiny, izay nivoa-

diany: ary tsy nahalala lehilahy izy. Ary
efa fanao tamy ny Isiraely izany;
40 Dia nandeha isan-taona ny zanaka-
-vaviny ny Isiraely hitomany ny zanaka-
-vaviny Iefita, zanaky Gileada, hefarana
isan-taona.

## TOKO XII.

Ary niangona ireo lehilahy Efiraima, dia
nandeha nianavaratra, ka nanao taminy Ie-
fita hoe, Nahoana no nandeha hiady amy
ny zanaky Amona hianao, ka tsy niantso
anay handeha homba anao? hodoranay
amy ny afo ny tranonao sy hianao.
2 Dia hoy Iefita taminy, Izaho sy ny
oloko nanan' ady tamy ny zanaky Amona;
ary raha niantso anareo aho, dia tsy na-
monjy ahy tamy ny tànany hianareo.
3 Ary rehefa hitako fa tsy namonjy hia-
nareo, dia nataoko ny aiko teo an-tànako,
ka nandeha hiady amy ny zanaky Amona,
dia natolotry Iehôvah tany an-tànako iza-
reo: ka nahoana no miakatra aty amiko
andro any hiady amiko hianareo?
4 Dia nanangony ny lehilahy Gileada re-
hetra Iefita, ka niady tamy ny Efiraima:
ary namely ny Efiraima ireo lehilahy Gi-
leada, satria hoy izareo, Hianareo Gileada
mpandositra avy amy ny Efiraima eo amy
ny zanaky Efiraima, sy eo amy ny zanaky
Manase.
5 Dia afaky ny Gileada ny fitany Iori-
dany teo alohany ny Efiraima; ary raha
nilaza ireo Efiraima ireo izay nandositra,
Aoka handeha hita aho; dia hoy ireo lehi-
lahy Gileada taminy hoe, Zanaky Efiraima
va hianao? raha hoy izy, Tsia;
6 Dia hoy izareo taminy, Atavy hoe an-
kehitriny, Sihiboleta; ary hoy izy, Sibo-
leta: fa tsy nahay nanonona marina izy.
Dia nisambotra azy izareo, ka namono azy
teo amy ny fitany Ioridany: ary maty ny
Efiraima, taminy izany andro izany, roa
arivo amby efatr' alina.
7 Dia nitsara ny Isiraely enin-taona Ie-
fita. Dia maty Iefita zanaky Gileada, ka
nalevina teo amy ny tanàna anankiray any
Gileada.
8 Ary Ibizana any Beti-lehema nitsara
ny Isiraely nandimby azy.
9 Dia nanana zanaka-lahy telo-polo izy,
ary zanaka-vavy telo-polo, izay nampande-
haniny lavitra, ka naka zanaka-vavy telo-
-polo any lavitr' any ho any ny zanani-lahy
izy. Dia nitsara ny Isiraely fito taona
izy.
10 Dia maty Ibizana, ka nalevina tany
Beti-lehema.
11 Dia nitsara ny Isiraely Elona zanaky
Zebiolona nandimby azy; dia nitsara ny
Isiraely folo taona izy.
12 Dia maty Elona zanaky Zebiolona, ka
nalevina tany Aialona teo amy ny tany
Zebiolona.
13 Dia nitsara ny Isiraely nandimby azy
Abidona, zanaky Hilela, zanaky Piratona.
14 Dia nanana zanaka-lahy efa-polo, sy
zafy telo-polo, izay nitaingina zanak' am-
pondra fito-polo, izy; dia nitsara ny Isi-
raely valo taona izy.
15 Dia maty Abidona, zanaky Hilela, za-
naky Piratona, ka nalevina tany Piratona,
teo amy ny tany Efiraima tany an-tendrom-
bohitry ny Amaleka.

## TOKO XIII.

Dia nanao ratsy indray teo imasony Iehô-
vah ny zanaky Isiraely, ka natolotry Iehô-
vah tany an-tànany ny Filisitia efa-polo
taona izareo.
2 Ary nisy lehilahy Zora anankiray, avy
tamy ny mpianakaviny ny zanaky Dana,
ary Manoa no anarany; ary momba ny
vadiny, ka tsy niteraka.
3 Dia niseho tamy ny vehivavy ny Anje-
liny Iehôvah, ka nanao taminy hoe, Indro,
ankehitriny momba hianao, ka tsy mite-
raka; fa hanan' anaka hianao, ka hiteraka
zanaka-lahy.
4 Ary tandremo ankehitriny, masìna hia-
nao, ka aza misotro divay na toaka, ary
aza mihinana zava-tsi-madio akory hianao.
5 Fa, indro, hanan' anaka hianao, ka
hiteraka zanaka-lahy: ary tsy hisy hereza
hankeo amy ny lohany: fa hatokana ho
an' Andriamanitra hatrany am-bohoka ny
zaza: ary vao hamonjy ny Isiraely amy
ny tànany ny Filisitia izy.
6 Dia nankany ny vehivavy, ka nilaza
tamy ny vadiny, ka nanao hoe, Lehilahin'
Andriamanitra nankaty amiko, ka nampa-
hatahotr' indrindra ny tarehiny, tahaky ny
tarehiny anjelin' Andriamanitra: ka tsy na-
nontany azy izay nihiaviany aho, ary tsy
nilaza ny anarany izy:

7 Fa hoy izy tamiko, Indro, hanan' anaka
nianao, ka hiteraka zanaka-lahy: ary an-
kehitriny, aza misotro divay na toaka, ary
aza mihinana zava-tsi-madio akory hianao:
fa hatokana ho an' Andriamanitra ny zaza
hatrany am-bohoka ka hatrany amy ny an-
dro fahafatesany.
8 Dia nangataka taminy Iehôvah i Ma-
noa, ka nanao hoe, Ry Tompoko ô, aoka
hankaty aminay indray ny lehilahin' An-
driamanitra izay efa nirahinao, ka hampia-
natra anay izay hitondranay ny zaza izay
ho teraka.
9 Dia nihaino ny feony Manoa Andria-
manitra, ka nankany amy ny vehivavy
indray ny anjelin' Andriamanitra, raha ni-
petraka tany an-tsaha izy; ary Manoa va-
diny tsy teo aminy.
10 Dia nihiafaingiana ny vehivavy, ka
nihiazakazaka, dia nanambara tamy ny va-
diny, ka nanao taminy hoe, Indro, niseho
tamiko ny lehilahy izay nankany amiko ta-
miny izay andro izay.
11 Dia nitsangana i Manoa, ka nandeha
hanaraky ny vadiny, dia nankany amy ny
lehilahy, ka nanao taminy hoe, Hianao va
no lehilahy izay niteny tamy ny vehivavy?
Dia hoy izy, Izaho no izy.
12 Dia hoy Manoa, Aoka ho tanteraka
ankehitriny ny teninao: ahoana no hiton-
drany ny zaza, ka ahoana no hanavana azy?
13 Ary hoy ny Anjeliny Iehôvah taminy
Manoa, Izay rehetra no lazaiko tamy ny
vehivavy, aoky hitandrina izy.
14 Izay rehetra mivoaka amy ny voa-
loboka, aza avela ho haniny, ka aza avela
hisotro divay na toaka, na hihinana zava-
-tsi-madio akory izy; aoky hitandrina izy,
izay rehetra nandidiako azy.
15 Ary hoy Manoa tamy ny Anjeliny Ie-
hôvah, Masìna hianao, aoka ho tànanay
hianao, mandra-pahamboaranay zanak'osy
ho anao.
16 Dia hoy ny Anjeliny Iehôvah taminy
Manoa, Na dia mitàna ahy hianao, tsy hi-
hinany ny mofonao aho: ary raha hana-
titra fanatitra hodorana hianao, tsy maitsy
ho any Iehôvah haterinao iny. Fa tsy
nahalala i Manoa fa Anjeliny Iehôvah
izy.
17 Dia hoy Manoa tamy ny Anjeliny Ie-
hôvah, Iza moa no anaranao, hanomezanay
anao voninahitra, raha tanteraka ny teni-
nao?
18 Ary hoy ny Anjeliny Iehôvah taminy,
Nahoana no manontany ny anarako hia-
nao, raha mahagaga iny?
19 Dia naka zanak'osy sy ny fanatitra ho
hanina i Manoa, ka nanatitry iny teo ambo-
ny ny vatolampy ho any Iehôvah; ary Izy
kosa nanao izay mahagaga; ary Manoa sy
ny vadiny nijery.
20 Ary raha niakatra tamy ny fivoadiana
ny lel' afo ho any an-danitra, dia niakatra
teo anatiny ny lel' afony ny fivoadiana ny
Anjeliny Iehôvah. Ary Manoa sy ny va-
diny nijery, ka niankohoka tamy ny tany.
21 Dia tsy niseho intsony ny Anjeliny
Iehôvah taminy Manoa sy ny vadiny.
Dia nahalala i Manoa fa Anjeliny Iehôvah
izy.
22 Dia hoy Manoa tamy ny vadiny, Maty
dia maty isikia, satria efa nahita an' An-
driamanitra isikia.
23 Fa hoy ny vadiny taminy, Raha tà-
hiny sitraky Iehôvah hamono antsikia, dia
tsy nandray fanatitra hodorana sy fanatitra
ho hanina tamy ny tànantsikia Izy, ary
tsy nanambara tamintsikia ireny zava-dre-
hetr' ireny, na nilaza tamintsikia ankehitriny
izay zavatra toy izany.
24 Dia nateraka zanaka-lahy ny vehi-
vavy, ka nataony ny anarany hoe, i Sami-
sona: dia nitombo ny zaza, ka nitahy azy
Iehôvah.
25 Dia vao nanindry azy indraindray ny
Fanahiny Iehôvah tany an-tobiny ny
Dana, teo anelanelany Zòra sy Esitaola.

## TOKO XIV.

DIA nidina nankany Timinata i Samisona,
ka nahita tany Timinata vehivavy avy tamy
ny zanaka-vaviny ny Filisitia.
2 Ary niakatra izy, dia nilaza tamin-
-drainy sy tamin-dreniny, ka nanao hoe, Efa
nahita vehivavy tany Timinata avy tamy
ny zanaka-vaviny ny Filisitia aho; ary an-
kehitriny, alao ho ahy ho vady izy.
3 Dia hoy ny rainy sy ny reniny taminy,
Tsy misy vehivavy va eo amy ny zanaka-
-vaviny ny rahalahinao, sa eo amy ny oloko
rehetra, no mandeha maka vady amy ny
Filisitia tsy voa fora hianao? Dia hoy
Samisona tamin-drainy, Makà azy ho ahy
hianao; fa mahafinaritra ahy izy.
4 Fa tsy nahalala ny rainy sy ny reniny
fa avy taminy Iehôvah izany, satria nitady

izay iadiana amy ny Filisitia Izy; fa taminy izany andro izany nanapahany ny Filisitia ny Isiraely.
5 Dia nidina i Samisona sy ny rainy sy
ny reniny hankany Timinata, ka nankany amy ny tanim-boaloboka tany Timinata; ary, indro, nisy zanaky ny liona nierona taminy.
6 Dia nahery ny Fanahiny Iehôvah taminy, ary nanetitetikia azy tahaky ny fanetitetiky ny zanak'osy izy, ka tsy nisy na inona na inona tany an-tànany: fa tsy nilaza tamy ny rainy, sa tamy ny reniny, izay nataony.
7 Dia nidina izy, ka niresaka tamy ny vehivavy; dia nahafinaritra any Samisona izy.
8 Ary rehefa afaka kelikely, dia niverina hampakatra azy izy, ka nivily hizaha ny fatiny ny liona: ary, indro, nisy fivongon--drenin-tantely, sy tantely, teo amy ny fatiny ny liona.
9 Ary nitondra iny tany an-tànany izy,
dia nihinana teny am-pandehanana, ka nankany amy ny rainy sy ny reniny: dia nanome azy izy, ka nihinana izy mivady: fa tsy nambarany azy f' efa nalainy ny tantely tamy ny fatiny ny liona.
10 Dia nidina ho amin-dravehivavy ny rainy: dia nanao fanasana teo i Samisona: f' izany no fanaon-jatovo.
11 Ary rehefa nahita azy izareo, dia nitondra namany telo-polo hitoetra aminy izareo.
12 Ary hoy Samisona taminy, Hanao fampanononana aminareo ankehitriny aho: raha milaza dia milaza iny amiko eo amy ny hafitoany ny fanasana hianareo, ka fantatrareo, dia homeko anareo valon' an--damba telo-polo, sy akanjo fanova telo--polo.
13 Fa raha tsy mahay milaza amiko hianareo, dia homenareo ahy valon'an-damba telo-polo sy akanjo fanova telo-polo. Dia hoy izareo, Atavy ny fampanononanao, mba ho henoinay iny.
14 Dia hoy izy taminy, Tamy ny mpihinana nivoahany ny hanina, ary tamy ny mahery nivoahany ny mamy. Dia tsy nahay nilaza ny fampanononana tamy ny hateloan' andro izareo.
15 Ary nony tamy ny hafitoan' andro, dia hoy izareo tamy ny vadiny Samisona, Mitaòna ny vadinao hilazany ny fampanononana aminay, fandroa hodoranay amy ny afo hianao sy ny tranon-drainao: efa niantso anay haka izay anananay va hianareo? tsy izany va?
16 Dia nitomany ny vadiny Samisona teo anatrehany, ka nanao hoe, Halanao hiany aho, ka tsy tianao aho: efa nanao fampanononana tamy ny zanaky ny oloko hianao, ka tsy nilaza *iny* tamiko. Ary hoy izy taminy, Indro, tsy nilaza tamy ny raiko na tamy ny reniko aho, ka hilaza aminao v' aho?
17 Dia nitomany teo anatrehany ny hafitoan' andro izy, raha maharitra ny fanasana; ary nony tamy ny hafitoan' andro, dia nilaza taminy izy kosa, satria nanery azy mafy izy: dia nilaza ny fampanononana tamy ny zanaky ny olony izy.
18 Ary hoy ireo lehilahy teo an-tanàna taminy, nony hafitoan'andro, dieny tsy mbola maty ny masoandro, Inona no mamimamy kokoa noho tantely? ary inona no maherihery kokoa noho liona? Ary hoy izy taminy, Raha tsy nihiady tamy ny vantotr' ombiko hianareo, tsy nahalala ny fampanononako hianareo.
19 Dia nahery ny Fanahiny Iehôvah taminy, ka nidina ho any Asikelona izy, ka namono ny azy telo-polo lahy, ka naka ny fitafiany, ka nomeny ny akanjo fanova ho any izay nanambara ny fampanononana. Dia nirehitra ny fahatezerany, ka niakatra ho amy ny tranon-drainy izy.
20 Fa ny vadiny Samisona nomena ho any ny namany, izay efa nataony toy ny sakaizany.

## TOKO XV.

Ary raha afaka kelikely, tamy ny andro fararanom-bary, dia nitondra zanak'osy Samisona hamangy ny vadiny; ka hoy izy, Hiditra amy ny vadiko any an-trano aho. Fa tsy namela azy hiditra ny rafozany.
2 Dia hoy ny rafozany, Nataoko fa halanao mihitsy izy, dia nomeko ho any ny namanao izy: tsy tsara-tarehy lavitra noho izy va ny rahavavy zandriny? Masìna hianao, aoka ho anao hisolo azy izy.
3 Dia hoy Samisona taminy, Tsy hanan--tsiny aho ankehitriny ny amy ny Filisitia, na dia manao ratsy aminy aho.
4 Dia nandeha i Samisona, ka nisambo-

tra amboa-dia telon-jato, dia naka fanilo
sasany izy, ka nampifanindry rambo izy,
ka nanisy fanilo teo afovoany, tanelanelany
ny rambo roa avy.
5 Ary rehefa nampirehitry ny fanilo tamy
ny afo izy, dia nalefany ho amy ny variny
ny Filisitia, ary nandoro ny amboara, sy ny
vary mitsangana koa, ambany ny tanin'
oliva, izy.
6 Dia hoy ny Filisitia, Iza no nanao
izany? dia natao hoe, I Samisona, vinan-
tony ny Timina, satria efa naka ny vadiny
izy, ka nanome azy ho any ny namany.
Dia niakatra ny Filisitia, ka nandoro azy
sy ny tranon-drainy tamy ny afo.
7 Ary hoy Samisona taminy, Na dia na-
nao izany hianareo, dia mbola hamaly ana-
reo aho, ary rehefa afak' izany, dia hitsa-
hatra aho.
8 Dia namely azy valahany sy fe izy, ka
namono marobe; dia nidina izy, ka nitoe-
tra tany an-tampony ny vatolampy Etama.
9 Dia niakatra ny Filisitia, ka nitoby teo
amy ny Ioda, ka niely hatrany Lehy.
10 Ary hoy ireo lehilahy Ioda, Nahoana
no miakatra hanohitra anay hianareo? dia
hoy izareo, Hamatotra any Samisona nia-
karanay, hanao aminy tahaky izay efa na-
taony taminay.
11 Dia nandeha ireo lehilahy Ioda telo
arivo ho any an-tampony ny vatolampy
Etama, ka nanao taminy Samisona hoe,
Tsy fantatrao fa mpanapaka antsikia ny Fi-
lisitia va? Inona v' izany no nataonao ta-
minay? Dia hoy izy taminy, Araky izay
nanavany ahy no nanavako azy.
12 Dia hoy izareo taminy kosa, Hama-
totra anao nandehananay, mba hatolotray
any an-tànany ny Filisitia hianao. Dia
hoy Samisona taminy, Mianiàna amiko
hianareo, fa tsy hametsaka ahy hianareo.
13 Dia niteny taminy izareo, ka nanao
hoe, Tsia; fa hamatotra dia hamatotra anao
izahay, ka hanolotra anao any an-tànany:
fa tsy hamono anao akory izahay. Dia
namatotra azy tamy ny tady roa vaovao
izareo, ka nitondra azy hiala amy ny vato-
lampy.
14 Raha tonga tany Lehy izy, dia nana-
kora hanohitra azy ny Filisitia; dia nahery
ny Fanahiny Iehôvah taminy, dia tonga
tahaky ny rongona izay hodorany ny afo
ny tady izay teo amy ny sandriny, ary afa-
ka tamy ny tànany ny famatorana.
15 Ary nahita valanoran' ampondra vao-
vao izy, dia naninjitry ny tànany, ka naka
iny, ary izany namonoany arivo lahy.
16 Ary hoy Samisona, Tamy ny vala-
noran' ampondra nahamaroako fitambarana
mifanongoa, tamy ny valanoran' ampondra
namonoako arivo lahy.
17 Ary rehefa nitsahatra niteny izy, dia
nanary ny valanorana tamy ny tànany izy,
ka niantso izany fitoeran' izany hoe, i Ra-
mati-lehy.
18 Ary nangetaheta indrindra izy, dia ni-
taraina taminy Iehôvah, ka nanao hoe, Efa
nanome izao famonjen-dehibe izao tany
an-tànany ny mpanomponao Hianao: ary
ankehitriny, efa ho fatin-ketaheta aho, ka
ho lavo any an-tànany ny tsy voa fora!
19 Dia nasian' Andriamanitra fitoerana
hoboka teo any Lehy, ka niboiboikia teo ny
rano; ary rehefa nisotro izy, dia nody ny
fanahiny, ka velona izy: k' izany nanavany
ny anarany hoe, i Eni-hakore, izay any Lehy
mandrak' andro any.
20 Dia nitsara ny Isiraely tamy ny an-
drony ny Filisitia roa-polo taona izy.

## TOKO XVI.

DIA nankany Gaza i Samisona, ka nahita
mpijangajanga teo izy, ka niditra tany
aminy.
2 Dia natao tamy ny zanaky Gaza hoe,
Tonga aty Samisona. Dia nanodidina
izareo, ka niandry azy mandritry ny alina,
teo am-bavahadiny ny tanàna, ka nangina
mandritry ny alina, ka nanao hoe, Raha-
maraina, rehefa andro, dia ho vonointsikia
izy.
3 Dia nandry Samisona mandra-pahama-
ton' alina, ka nifoha nony namaton' alina,
ka nihiazony ny vavahadiny ny tanàna sy
ny toalana roa, dia nanongany ireny, sy ny
hidy, ka nataony tamy ny sorony, ka nen-
tiny ho any an-tampony ny tendrombohitra
izay eo tandrifiny Hebirona.
4 Ary rehefa afak' izany, dia tia vehivavy
tany an-dohasaha Soreka izy, ary ny ana-
rany hoe, i Delila.
5 Ary ireo tompony ny Filisitia niakatra
ho any aminy, ka hoy izareo tamy ny vehi-
vavy, Taomy izy, k' izahao, izay itoerany
ny heriny lehibe, sy izay handresenay azy
hamatoranay azy hampietry azy: ary samy

hanome anao vola zato amby arivo avy
izahay rehetra.
6 Dia hoy Delila taminy Samisona, Ma-
sina hianao, lazao amiko, izay itoerany ny
herinao lehibe, ary izay hamatorana anao
hampietry anao.
7 Dia hoy Samisona taminy, Raha ma-
matotra ahy amy ny vahy lena fito izay tsy
mbola maina izareo, dia halemy aho, ka
hanahaky ny olon-kafa aho.
8 Dia niakatra ireo tompony ny Filisitia
ho any aminy, mitondra vahy lena fito izay
tsy mbola maina, dia namatotra azy ta-
miny ireny ny vehivavy.
9 Ary nisy lehilahy nanotrikia, ka nitoe-
tra taminy teo an-trano. Dia hoy ny vehi-
vavy tamy ny lahy, Ho aminao ny Fili-
sitia, ry Samisona. Dia nanapaky ny vahy
izy, tahaky ny fanapaky ny taretra ron-
gona, raha mitehikia amy ny afo iny. Dia
tsy fantatra ny heriny.
10 Ary hoy Delila taminy Samisona, In-
dro, efa naneso ahy hianao, ka nilaza lain-
gia tamiko; ankehitriny lazao amiko, ma-
sina hianao, izay hamatorana anao.
11 Dia hoy izy kosa taminy, Raha ma-
matotra dia mamatotra ahy amy ny tady
vaovao izay tsy mbola nanavana raharaha
izareo, dia halemy aho, ka hanahaky ny
olon-kafa aho.
12 Dia naka tady vaovao sasany Delila,
ka namatotra azy taminy, ka hoy izy ta-
miny, Ho aminao ny Filisitia, ry Samisona.
Ary nisy mpanotrikia nitoetra teo an-trano.
Dia nanapaky ireny ho afaka amy ny san-
driny tahaky ny taretra izy.
13 Dia hoy Delila taminy Samisona,
Mandrak' ankehitriny dia naneso ahy hia-
nao, ka nilaza laingia tamiko; lazao amiko
izay hamatorana anao. Dia hoy izy kosa
taminy, Raha manenona amy ny faneno-
mana ny foto-bolo fito amy ny lohako hia-
nao.
14 Dia namantsiky *iny* tamy ny hombo
izy, ka nanao taminy hoe, Ho aminao ny
Filisitia, ry Samisona. Dia nifoha tamy ny
fatoriany izy, ka nanongany ny hombony
ny andry, sy ny fanenomana.
15 Dia hoy izy taminy, Nahoana no ma-
nao hoe hianao, Tia anao aho, raha tsy
eo amiko ny fonao? efa naneso ahy izany
intelo izany hianao, ka tsy mbola no lazai-
nao tamiko izay itoerany ny herinao lehibe.
16 Ary rehefa nanesikia azy isan' an-
dro tamy ny fiteniny, ka nanery azy izy,
dia ory ny fanahiny hatramy ny fahafate-
sana;
17 Dia nambarany azy ny fony rehetra,
ka nanao taminy hoe, Tsy nisy hereza ni-
tehikia tamy ny lohako; f' efa natokana
ho an' Andriamanitra hatrany an-kibon-
-dreniko aho: raha haratana aho, dia
hiala amiko ny heriko, ary halemy aho, ka
hanahaky ny olon-kafa aho.
18 Ary rehefa hitany Delila f' efa nam-
barany azy ny fony rehetra, dia naniraka
izy, ka niantso ireo tompony ny Filisitia,
hoe, Miakara aminy izao indrai-mandeha
izao, f' efa nambarany ahy ny fony rehetra.
Ary ireo tompony ny Filisitia niakatra ho
any aminy, ka nitondra vola teny an-tà-
nany.
19 Dia nampatory azy tamy ny lohaliny
izy; dia niantso lehilahy anankiray izy,
ka nampanaratry ny foto-bolo fito amy ny
lohany: dia vao nampietry azy izy, ka niala
ny heriny taminy.
20 Dia hoy ny vehivavy, Ho aminao ny
Filisitia, ry Samisona. Dia nifoha tamy ny
fatoriany izy, ka nanao hoe, Hivoaka aho
tahaky ny fahiny, ka hihietsikietsikia. Dia
tsy fantany f' efa niala Iehôvah taminy.
21 Dia nisambotra azy ny Filisitia, ka
namotsitry ny masony, dia nampidina azy
ho any Gaza, ka namatotra azy tamy ny
gadra varahina; dia nitoto vary teo an-
-trano famatorana izy.
22 Ary vao naniry indray ny volo tamy
ny lohany, rehefa no haratana izy.
23 Dia niangona ireo tompony ny Filisi-
tia, mba hanatitra fanalamboady lehibe ho
any Dagona, andriamaniny, ary mba hi-
faly: ary hoy izareo, Ny andriamanitsikia
efa nanolotra any Samisona fahavalontsikia
tany an-tànantsikia.
24 Ary rehefa nahita azy ny olona, dia
nidera ny andriamaniny izareo: fa hoy
izareo, Efa natolotr' andriamanitsikia tany
an-tànantsikia ny fahavalontsikia, sy ny
mpanimba ny tanintsikia, izay namono ny
antsikia maro.
25 Ary raha faly ny fony, dia hoy izareo,
Miantsoa any Samisona mba hampihio-
mehy antsikia izy. Dia niantso any Sa-
misona teo an-trano famatorana izareo;
dia nampihiomehy teo anatrehany izy; dia
nampitoetra azy teo anelanelany ireo andry
izareo.

26 Ary hoy Samisona tamy ny zazalahy izay nitantana azy, Aoka aho, mba hitsapako ireo andry izay manohany ny trano, hiankinako aminy.
27 Ary feno lehilahy sy vehivavy ny trano, ary teo ny tompony ny Filisitia rehetra, ary nisy lehilahy sy vehivavy teo ambony ny tafon-trano tokony ho telo arivo, izay nijery any Samisona nampihiomehy.
28 Dia niantso any Iehôvah i Samisona, ka nanao hoe, Iehôvah Andriamanitr' ô, tsarovy aho, mifona aminao aho, ka ampaharezo aho, mifona aminao aho, izao indrai-mandeha izao hiany, Andriamanitr' ô, hamaliako indrai-mandeha ny Filisitia noho ny masoko roa.
29 Dia nitàna ny andry roa, teo afovoany izay nanohany ny trano, i Samisona, ka niankina taminy, ny anankiray tamy ny tànan' ankavanany, ary ny anankiray koa tamy ny tànan' ankaviany.
30 Ary hoy Samisona, Aoka ho maty ambany ny Filisitia aho. Dia nanohitra tamy ny hery izy: dia nianjera ny trano taminy ireo tompo sy ny olon-drehetra izay teo. Ary ny maty izay no vonoiny tamy ny fahafatesany be lavitra noho izay no vonoiny tamy ny fiainany.
31 Dia nidina ireo rahalahiny sy ny mpianakavin-drainy rehetra, ka naka azy, ka nentiny miakatra, ka naleviny teo anelanelany Zora sy Esitaola, teo amy ny fandevenany Manoa rainy. Dia nitsara ny Isiraely roa-polo taona izy.

## TOKO XVII.

Ary nisy lehilahy avy tany an-tendrombohitra Efiraima, i Mika no anarany.
2 Dia hoy izy tamy ny reniny, Ny *sekely* volafotsy zato amby arivo, izay nalaina taminao, izay nanozonanao sy nitenenanao koa ho reny ny sofiko, indro, ato amiko ny volafotsy; izaho naka iny. Dia hoy ny reniny, Ho tahiny Iehôvah anie hianao, zanako.
3 Ary rehefa nampody ny volafotsy zato amby arivo tamy ny reniny izy, dia hoy ny reniny, Efa natokako dia natokako ny vola ho any Iehôvah, nalaina tamy ny tànako, ho any ny zanako, hanavana endri-javatra soritana sy endri-javatra arendrikia; ary ankehitriny hampody iny ho anao aho.
4 Dia nampody ny volafotsy tamin-dreniny izy: dia naka volafotsy roan-jato ny reniny, ka nanome iny ho any ny mpandrendrikia, izay nanao iny ho endri-javatra soritana sy endri-javatra arendrikia: dia teo an-tranony Mika ireny.
5 Ary ny lehilahy Mika nanana tranon' andriamanitra anankiray, ka nanao efoda sy terafima, ka nanokany ny zanani-lahy anankiray, izay efa ho mpisorona ho azy.
6 Tsy nisy taminy izany andro izany mpanjaka tamy ny Isiraely; samy nanao izay marina teo imasony avy ny olon-drehetra.
7 Ary nisy zatovo avy taminy Beti-lehema Ioda, tamy ny mpianakaviny Ioda, ary zanaky Levy izy, ka nivahiny teo izy.
8 Ary ny lehilahy niala tany an-tanàna, taminy Beti-lehema Ioda, hivahiny aminy izay hahitany: dia nankany an-tendrombohitra Efiraima any an-tranony Mika izy, raha nandeha.
9 Ary hoy Mika taminy, Avy taiza moa hianao? dia hoy izy taminy kosa, Zanaky Levy avy tany Beti-lehema Ioda aho, ka mandeha hivahiny aminy izay hahitako aho.
10 Dia hoy Mika taminy, Mitoera aty amiko, ka ho ray sy ho mpisorona ho ahy hianao, ary homeko isan-taona hianao *sekely* folo volafotsy, sy fitafiana, ary ny haninao. Dia niditra ny zanaky Levy.
11 Dia naneky ny zanaky Levy hitoetra amin-dralehilahy; ary ny zatovo nitoetra teo aminy, tahaky ny zanany anankiray.
12 Dia nanokany ny zanaky Levy Mika; dia efa mpisorona ho azy ny zatovo, ka nitoetra teo an-tranony Mika.
13 Dia hoy Mika, Fantatro ankehitriny fa hanisy soa ahy Iehôvah, f'efa mpisorona ho ahy ny zanaky Levy.

## TOKO XVIII.

Tsy nisy mpanjaka teo amy ny Isiraely taminy izany andro izany: ary taminy izany andro izany nitadiavany ny fireneny ny zanaky Dana ho azy fandovana hitoerana; fa hatraminy izany andro izany tsy mbola nandatsahany ny fandovana ho azy teo amy ny fireneny ny Isiraely.
2 Ary ny zanaky Dana naniraka dimy lahy nalaina tamy ny mpianakaviny, avy tamy ny fari-taniny, lehilahy mpiady avy tany Zora, sy tany Esitaola, mba hisafo ny

tany, ka hizaha-toetry iny; ary hoy izareo
taminy, Mandehana, izahao-toetry ny tany:
ary raha tonga tany an-tendrombohitra
Efiraima teo an-tranony Mika, dia nitoetra
teo izareo.
3 Rehefa omby akeky ny tranony Mika
izareo, dia nahalala ny feony ny zatovo,
zanaky Levy, izareo: dia nivily teo izareo,
ka nanao taminy hoe, Iza no nitondra
anao taty? ary maninona no aty hianao?
ary inona no anananao aty?
4 Dia hoy izy taminy kosa, Izany, k' iza-
ny nataony Mika tamiko, ary efa nanamby
ahy izy, k'efa mpisorona ho azy aho.
5 Dia hoy izareo taminy, Masìna hianao,
manontania amin' Andriamanitra hianao,
mba ho fantatray na hanambina anay ny
làlanay izay alehanay, na tsia.
6 Dia hoy ny mpisorona taminy, Mande-
hana soa aman-tsara hianareo; eo anatreha-
ny Iehôvah ny làlanareo izay alehanareo.
7 Dia nandeha izy dimy lahy, ka nan-
kany Laisa, dia nahita ny olona izay ni-
toetra teo, nonina tsi-manahy, mandrifizay
ka tsi-manan' ahiahy, tahaky ny fanaony
ny Zidona, izareo; ary tsy nisy tompo teo
amy ny tany, izay nampahamenatra azy
tamin' inona na tamin' inona; ary nanala-
vitry ny Zidona izareo, ka tsy nanan-dra-
haraha tamy ny olona akory.
8 Dia nandeha ho amy ny rahalahiny
any Zora sy Esitaola izareo: ary hoy ny ra-
halahiny taminy, Maninona moa hianareo?
9 Dia hoy izareo, Mitsangàna hiaka-
rantsikia hanohitra azy: f'efa nahita ny
tany izahay, ary, indro, tsara indrindra iny:
dia mitoetra hiany va hianareo? aza ma-
laina handeha, ka hiditra handova ny tany,
hianareo.
10 Raha mandeha hianareo, dia ho tonga
amy ny olon-tsi-manahy, ary amy ny tany
malalaka, hianareo; f'efa natolotr' Andria-
manitra iny teny an-tànanareo; tany izay
tsy misy filan-javatra akory izay eo am-
bony ny tany.
11 Dia nisy niala teo avy tamy ny mpiana-
kaviny ny zanaky Dana, avy tany Zora sy
tany Esitaola, enin-jato lahy misikina fia-
diana.
12 Dia niakatra izareo, ka nitoby tany
Kiriata-iearima, tany Ioda: izany nanavany
ny anarany izany tany izany hoe, i Maha-
ne-dana, mandrak' andro any: indro, eo
ivohony Kiriata-iearima *iny*.
13 Dia nandeha hiala eo hankany an-ten-
drombohitra Efiraima izareo, ka nankany
an-tranony Mika.
14 Dia namaly izy dimy lahy, izay nan-
deha hisafo ny tany Laisa, ka nanao tamy
ny rahalahiny hoe, Fantatrareo va fa misy
eo aminy ireo trano ireo efoda, sy terafima,
ary endri-javatra soritana sy endri-javatr'
arendrikia? ary ankehitriny, hevero izay
hataonareo.
15 Dia nivily teo izareo, ka niditra ho any
an-tranony ny zatovo, zanaky Levy, dia any
an-tranony Mika, ka niarahaba azy izareo.
16 Ary ny enin-jato lahy misikina fia-
diana hiady, izay avy tamy ny zanaky
Dana, nijanona teo amy ny vavahady fidi-
rana.
17 Dia niakatra ny dimy lahy, izay nan-
deha hisafo ny tany; nankeo izareo; na-
ka ny endri-javatra soritana, sy ny efoda,
sy ny terafima, ary ny endri-javatr' arendri-
kia, izareo; ary ny mpisorona nijanona teo
amy ny vavahady fidirana, ary ny enin-jato
lahy misikina fiadiana.
18 Ary ireo niditra ho any an-tranony
Mika, ka naka ny endri-javatra soritana, ny
efoda, sy ny terafima, ary ny endri-javatr'
arendrikia. Dia hoy ny mpisorona ta-
miny, Inona no ataonareo?
19 Dia hoy izareo taminy, Mangìna hia-
nao, atavy ny tànanao amy ny vavanao,
ka andeha hiaraka aminay, dia ho anay
ho ray sy ho mpisorona hianao; tsaratsara
kokoa ho anao va ny fisoronana any an-
-tranony ny olon' iray toy izay ny fisoro-
nana amy ny firenena anankiray sy ny mpia-
nakavy anankiray eo amy ny Isiraely?
20 Dia faly ny fony ny mpisorona, ka
naka ny efoda, sy ny terafima, ary ny en-
dri-javatra soritana, ka nandeha teo afo-
voany ny olona.
21 Dia niaingia sy nandeha izareo, ka na-
siany ny zaza madinikia, sy ny biby, ary ny
entana, teo alohany.
22 Rehefa nanalavitry ny tranony Mika
izareo, dia niangona ireo lehilahy izay teo
an-trano akeky ny tranony Mika, ka na-
hatratry ny zanaky Dana.
23 Dia niantso ny zanaky Dana izareo.
Dia nihierikia izareo, ka nanao taminy
Mika hoe, Maninona moa hianao, no na-
nangona olona marobe hianao?
24 Dia hoy izy, Ireo andriamanitra, izay
nataoko, ary ny mpisorona, nalainareo, ka

lasa hianareo: ary inona no ho ahy intsony?
ary inona v' izany no ataonareo amiko hoe,
Maninona moa hianao?
25 Dia hoy ny zanaky Dana taminy, Aza
mampahare ny feonao eo aminay, fandroa
hametsaka anareo ireo olo-masiaka, ka
hamery ny ainao, sy ny ainy ny eo an-
-tranonao, hianao.
26 Dia nandeha ny zanaky Dana tamy
ny làlan-kalehany; ary rehefa hitany Mika
fa naherihery kokoa noho izy izareo, dia
niverina izy, ka nody tany an-tranony.
27 Ary izareo naka izay zavatra efa na-
taony Mika, ary ny mpisorona izay efa
nananany, ka nankany Laisa, ho any amy
ny olona, izay nandrifizay, ka tsy nanan'
ahiahy, ary namely azy tamy ny lelan-
-tsabatra izareo, ka nandoro ny tanàna tamy
ny afo.
28 Ary tsy nisy mpamonjy, satria nana-
lavitra any Zidona iny, ary tsy nanan-draha-
raha tamy ny olona akory izareo, ary teo
amy ny tany lemaka izay teo anilany
Beti-rehoba iny. Dia nanao ny tanàna iza-
reo, ka nonina teo.
29 Dia nanao ny anarany ny tanàna hoe
izareo, i Dana, araky ny anarany Dana, ny
rainy, izay efa teraka ho any Isiraely: ka-
nefa ny anarany ny tanàna nataony fahiny
hoe, i Laisa:
30 Dia nanandratry ny endri-javatra sori-
tana ny zanaky Dana: ary Ionatana, za-
naky Gerisona, zanaky Manase, izy sy ny
zanany, efa mpisorona ho any ny fireneny
Dana hatramy ny androny ny namaboany
ny tany.
31 Dia nanandratra ho azy ny endri-
-javatra soritana any Mika, izay nataony,
izareo, mandritry ny andro rehetra izay
nitoerany ny tranon' Andriamanitra tany
Silo.

## TOKO XIX.

Ary taminy izany andro izany, raha tsy
nisy mpanjaka teo amy ny Isiraely, dia nisy
zanaky Levy anankiray nivahiny teo ani-
lany ny tendrombohitra Efiraima, dia na-
ka tokantranomaso ho azy avy tany Beti-
-lehema Ioda izy.
2 Ary ny tokantranomasony nijanga-
janga hiala aminy, ka nandao azy hankany
an-tranon-drainy ho any Beti-lehema Ioda,
ka nitoetra tany efa-bolan' angarangidina.
3 Dia nitsangana ny lahy, ka nandeha ha-
naraka azy, hiteny soa aminy, hampodiany
azy, ka nisy nomba azy ankizi-lahy sy
ampondra roa: dia nitondra azy ny vavy
tamy ny tranon-drainy: ary raha hitany
ny rainy ny zaza-vavy ny lahy, dia nifaly
hitsena azy izy.
4 Dia nihiazona azy ny rafozany, rainy
ny zaza-vavy; ary nitoetra teo aminy hate-
loana izy: dia nihinana sy nisotro izareo,
ka nitoetra teo.
5 Ary nony tamy ny andro fahefatra, dia
nifoha maraina koa izareo, ary niaingia han-
deha izy; ary hoy ny rainy ny zaza-vavy
tamy ny vinantony, Atanjaho ny fonao
amy ny mofo kely, ary rehefa afak' izany,
dia handeha hianareo.
6 Dia nipetraka, ka nihinana, sy nisotro
izy roroa; dia hoy ny rainy ny zaza-vavy
tamy ny lehilahy hoe, Aza malahelo, ma-
sìna hianao, ka mitoera anio alina, ka am-
pifalio ny fonao.
7 Ary raha niaingia handeha ny lehilahy,
dia nanery azy hitoetra ny rafozany; dia
nandry teo indray izy.
8 Dia nifoha maraina koa tamy ny andro
fahadimy mba handeha izy; ary hoy ny
rainy ny zaza-vavy, Atanjaho ny fonao,
masìna hianao. Dia nitoetra izareo man-
dra-pahafolaky ny andro, dia nihinana izy
roroa.
9 Ary raha niaingia handeha ny lehilahy,
izy, sy ny tokantranomasony, ary ny an-
kizi-lahiny, dia hoy ny rafozany, rainy ny
zaza-vavy, taminy, Indro ankehitriny, efa
ho hariva ny andro, masìna hianao, mi-
toera anio alina: indro, efa hilentikia ny
masoandro, mandria eto, mba hifaliany ny
fonao: ary rahampitso, dia hifoha maraina
koa hianareo, ka handeha hody hianao.
10 Fa tsy nety nitoetra taminy izany
alin' izany ny lehilahy, fa niaingia izy, ka
nandeha, dia tonga teo tandrifiny Iebiosa,
izany no Ieriosalema: ary ny ampondra roa
nasian-dasely nomba azy, ary ny tokantra-
nomasony niaraka taminy koa.
11 Rehefa teo anilany Iebiosa izareo, dia
efa ho lany ny andro; dia hoy ny ankizi-
-lahy tamy ny tompony, Avia, masìna hia-
nao, ka aoky hivily hiditra aminy itoy
tanàna Iebiosa itoy isikia, ka handry eo.
12 Dia hoy ny tompony taminy, Tsy
hivily isikia amy ny tanàna vahiny, izay
tsy any ny zanaky Isiraely; fa handeha
ho any Gibea isikia.

13 Ary hoy izy tamy ny ankizi-lahiny,
Avia, ka aoky isikia hanatony ny ananki-
ray aminy ireo litoeran' ireo, handriantsikia
anio alina any Gibea, sa any Rama.
14 Dia nandroso izareo, ka nandeha; dia
nilentikia ny masoandro taminy, raha teo
anilany Gibea, izay any ny Beniamina,
izareo.
15 Dia nivily ho any izareo, hiditra han-
driany any Gibea; ary rehefa niditra izy,
dia nipetraka tany an-dàlam-beny ny tanàna;
fa tsy nisy olona, izay nampiandrano azy
teo an-tranony handriany.
16 Ary indro, nisy lehilahy anti-panahy
avy tamy ny asany tany an-tsaha nony
harivà, kanefa avy tamy ny tendrombohitra
Efiraima izy; ary nitoetra tany Gibea izy:
fa zanaky Beniamina ireo lehilahiny izany
fonenan' izany.
17 Ary rehefa nanandratry ny masony
izy, dia nahita ny lehilahy mpandeha tany
an-dàlam-beny ny tanàna izy; dia hoy ny
lehilahy anti-panahy, Hankaiza moa hia-
nao? ary avy taiza va hianao?
18 Dia hoy izy taminy, Avy izahay tany
Beti-lehema Ioda hankany anilany ny ten-
drombohitra Efiraima; tany nihiaviako;
ary nankany Beti-lehema Ioda aho, fa
mankany an-tranony Iehôvah aho; ary tsy
misy olona izay mampiandrano ahy any
an-trano:
19 Kanefa misy mololo sy vilona ho any
ny ampondranay, ary misy koa mofo sy
divay ho ahy, ary ho any ny ankizi-vavi-
nao, ary ho any ny zatovo momba ny mpa-
nomponao; tsy misy zavatr' ilaina.
20 Dia hoy ny lehilahy anti-panahy,
Soava tsara anie hianao; aoka ho amiko
hiany izay rehetra ilainao: aza mandry
any an-dàlam-be akory hianao.
21 Dia nitondra azy tany an-tranony izy,
ka nampihinany ny ampondra: dia nanoza
ny tongony izareo, ka nihinana sy nisotro.
22 Raha nampifaly ny fony izareo, indro,
ireo lehilahy an-tanàna, zanaky Belialy,
nanodidiny ny trano, ka namely ny varava-
rana, ka niteny tamy ny tompon-trano,
lehilahy anti-panahy, ka nanao hoe, Avoahy
ny lehilahy, izay nankany an-tranonao, mba
ho fantatray izy.
23 Dia nivoaka ho aminy, ny lehilahy,
tompon-trano, ka nanao taminy hoe, Tsia,
rahalahiko, masìna hianareo, aza manao
izay ratsy hianareo; sangy tonga tany an-
-tranoko itoy lehilahy itoy, aza manao izany
fahadalan' izany hianareo.
24 Inty, ny zanako-vavy, mpitovo, sy ny
tokantranomasony; hampivoaka azy anke-
hitriny aho, ary mampietre azy hianareo,
ka atavy izay tsara eo imasonareo aminy:
fa aminy itoy lehilahy itoy, aza manao
zava-betaveta toy izany hianareo.
25 Dia tsy nety nihaino azy ireo lehilahy,
ka nalainy ny lehilahy ny tokantranoma-
sony, ka nampivoaka azy tany aminy izy;
dia nahalala azy izareo, ka nanao an-kery
taminy mandritry ny alina mandra-paha-
maraina: ary raha vao niposaka ny andro,
dia namela azy handeha izareo.
26 Dia nankany ny vehivavy raha naza-
va-ratsy ny andro, ka lavo teo am-barava-
rany ny tranon-dralehilahy, izay nitoerany
ny tompony, mandra-pahazava.
27 Dia nifoha maraina koa ny tompony,
ka namoha ny varavarany ny trano, ka ni-
voaka handeha any ny làlan-kalehany:
ary indro, ny vehivavy tokantranomasony
lavo teo am-baravarany ny trano, ary ny
tànany teo amy ny tokonana.
28 Ary hoy izy taminy, Mitsangàna, ka
andeha isikia. Fa tsy nisy namaly. Dia
nampitondra ny ampondra azy ny lehi-
lahy, ka niaingia, ka nandeha ho any amy
ny fonenany izy.
29 Ary raha tonga tany an-tranony izy,
dia naka antsy, ka nihiazony ny tokantrano-
masony, ka nizara azy *ambany* ny taolana
ho roa amby ny folo toko, ka nampiton-
dra azy tany amy ny tany Isiraely rehetra.
30 Ary hoy izay rehetra nahita, Tsy
nisy zavatra natao, na hita, toy izany, ha-
tramy ny andro izay niakarany ny zanaky
Isiraely tamy ny tany Ejipity mandrak'
andro any: hevero izany, alao saina, ka
ambarao.

## TOKO XX.

Dia nivoaka ny zanaky Isiraely rehetra,
ka niangona ny fiangonana tahaky ny
olon' iray hatrany Dana ka hatrany Beri-
-seba, ary ny tany Gileada, ho aminy Iehò-
vah tany Mizipe.
2 Ary ny lohany ny olon-drehetra, dia ny
fireneny Isiraely rehetra, nisého teo amy ny
fiangonany ny olon'Andriamanitra, efatra
hetsy lahy an-tongotra, izay nahatan-tsa-
batra.

3 (Dia nandre ny zanaky Beniamina fa niakatra ho any Mizipe ny zanaky Isiraely.) Dia hoy ny zanaky Isiraely, Lazao, nanao ahoana izany ratsy izany.
4 Dia namaly ny zanaky Levy, vadiny ny vehivavy, izay no vonoina, ka nanao hoe, Tonga aho tany Gibea, izay any ny Beniamina, handriana, izaho sy ny tokantranomasoko.
5 Dia nitsangana hanohitra ahy ireo lehilahy Gibea, ka nanodidiny ny trano hamely ahy nony alina; nihievitra hamono ahy izareo; ary ny tokantranomasoko nataony an-kery, ka maty izy:
6 Dia nalaiko ny tokantranomasoko, ka no tetitetehiko izy, ka nampitondraiko tany amy ny tany rehetra, fandovany ny Isiraely: f' efa nanao zava-betaveta sy fahadalana teo amy ny Isiraely izareo.
7 Indro, hianareo zanaky Isiraely rehetra; atavy eto ny hevitrareo sy ny sainareo.
8 Dia nitsangana ny olon-drehetra tahaky ny olon' iray, ka nanao hoe, Tsy hankany amy ny lainay akory izahay, ary tsy hody any an-tranonay akory izahay.
9 Ary ankehitriny itoy no zavatra izay hataonay aminy Gibea: latsa-bato hiakaranay hamely iny:
10 Dia haka folo lahy amy ny isan-jato amy ny fireneny Isiraely rehetra izahay, ary zato amy ny arivo, ary arivo amy ny iray alina, haka vatsy ho any ny olona, mba ho valiany, raha tonga any Gibea any Beniamina izareo, araky ny fahadalan-drehetra izay efa nataony teo amy ny Isiraely.
11 Dia niangona ny lehilahy Isiraely rehetra hamely ny tanàna, k' efa tafaray izareo tahaky ny olon' iray.
12 Dia nanirak'olona ny fireneny Isiraely tamy ny fireneny Beniamina rehetra, ka nanao hoe, Inona no itoy ratsy itoy, izay natao teo aminareo?
13 Ary ankehitriny manolora ireo lehilahy, zanaky Belialy, izay any Gibea, mba hataonay maty izareo, sy haesotray ny ratsy eo amy ny Isiraely. Fa tsy nety ny zanaky Beniamina nihaino ny feony ny zanaky Isiraely, rahalahiny.
14 Fa niangona ny zanaky Beniamina avy taminy ireo tanàna hankany Gibea, mba handeha hiady amy ny zanaky Isiraely.
15 Dia voa isa ny zanaky Beniamina taminy izany andro izany avy taminy ireo tanàna, enina arivo amby roa alin-dahy, izay nahatan-tsabatra, hanampy ny mponina tany Gibea, izay voa isa fiton-jato lahy olona voa fantina.
16 Nisy teo aminy izany olon-drehetr' izany fiton-jato lahy voa fantina, malazo ny tànan' ankavanany: samy nahay hitoraka an-tsamotady, ka tsy diso na hoatry ny singiambolo aza.
17 Ary ireo lehilahy Isiraely, afa tsy ny Beniamina, voa isa efatra hetsy lahy, izay nahatan-tsabatra: olom-piady ireo rehetr' ireo.
18 Dia niaingia ny zanaky Isiraely, ka niakatra tany Betela, dia nanontany tamin' Andriamanitra, ka nanao hoe, Iza no hiakatra ho anay voalohany, hiady amy ny zanaky Beniamina? dia hoy Iehôvah, Ny Ioda ho voalohany.
19 Dia nifoha maraina koa ny zanaky Isiraely, ka nitoby teo tandrifiny Gibea.
20 Dia nivoaka ireo lehilahy Isiraely hiady amy ny Beniamina; ka nilahatra ireo lehilahy Isiraely hiady aminy tany Gibea.
21 Dia nivoaka tany Gibea ny zanaky Beniamina, ka namely ny zanaky Isiraely roa arivo amby roa alin-dahy taminy izany andro izany, hatramy ny tany.
22 Dia nihiahery ny olona, ireo lehilahy Isiraely, ka nilahatra hiady indray tamy ny fitoerana, izay nilaharany tamy ny andro voalohany.
23 (Dia niakatra ny zanaky Isiraely, ka nitomany teo anatrehany Iehôvah mandra--pahariva, dia nanontany taminy Iehôvah, ka nanao hoe, Hilahatr' indray v' aho hiady amy ny zanaky Beniamina, rahalahiko? Ary hoy Iehôvah, Miakara hiady aminy.)
24 Dia nanakeky ny zanaky Isiraely hiady amy ny zanaky Beniamina tamy ny andro faharoa.
25 Dia nivoaka ny Beniamina hiady aminy, avy tany Gibea, tamy ny andro faharoa, ka namely ny zanaky Isiraely indray valo arivo amby iray alin-dahy hatramy ny tany: nahatan-tsabatra ireo rehetr' ireo.
26 Dia niakatra ny zanaky Isiraely rehetra, sy ny olon-drehetra, ka nankany Betela, ka nitomany sy nipetraka teo anatrehany Iehôvah, dia nifady taminy izany an-

dro izany, mandra-pahariva, izareo, ka nanatitra fanatitra hodorana sy fanatitra fisaorana teo anatrehany Iehôvah.
27 Dia nanontany taminy Iehôvah ny zanaky Isiraely, (fa teo ny fiarany ny fanekena an' Andriamanitra taminy izany andro izany,
28 Ary Finehasa, zanaky Eliazara, zanaky Arona, nijanona teo alohany taminy izany andro izany,) ka nanao hoe, Hivoak' indray v' aho hiady amy ny zanaky Beniamina rahalahiko, sa hitsahatra v' aho? Ary hoy Iehôvah, Miakara; fa rahamaraina hanolotra azy any an-tanànao aho.
29 Dia nasiany ny Isiraely mpanotrikia nasasany, hanodidina any Gibea.
30 Dia niakatra ny zanaky Isiraely hiady amy ny zanaky Beniamina tamy ny andro fahatelo, ka nilahatra teo tandrifiny Gibea, tahaky ny fahiny.
31 Dia nivoaka ny zanaky Beniamina hiady amy ny olona; tafavoaka tamy ny tanàna izareo; dia vao namely ny olona izareo, ho vonoina tahaky ny fahiny tany an-dàlam-be roa, miakatra ny anankiray any Betela, ary ny anankiray koa any Gibea any an-tsaha, tokony ho telo-polo lahy teo amy ny Isiraely.
32 Dia hoy ny zanaky Beniamina, Voa resy eo alohantsikia izareo tahaky ny voalohany. Fa hoy ny zanaky Isiraely, Andeha handositra isikia, ka hitaona azy hiala any an-tanàna ho any an-dàlam-be.
33 Ary ny lehilahy Isiraely rehetra nitsangana hiala amy ny fitoerany, ka nilahatra tany Bala-tamara: ary ny Isiraely izay nanotrikia niroatra tamy ny fitoerany, avy tamy ny tany lemaka any Gibea.
34 Dia nandeha teo tandrifiny Gibea iray alin-dahy voa fantina tamy ny Isiraely rehetra, ary efa mafy ny ady: fa tsy nahalala izareo fa nanakeky azy ny ratsy.
35 Dia namely ny Beniamina teo alohany ny Isiraely Iehôvah, ka no vonoiny ny zanaky Isiraely ny zanaky Beniamina taminy izany andro izany zato amby dimy arivo amby roa alin-dahy; nahatan-tsabatra ireo rehetr' ireo.
36 Dia nahita ny zanaky Beniamina fa resy izareo; f' ireo lehilahy Isiraely nanao tari-dositra tamy ny Beniamina, satria natoky ny mpanotrikia izay efa nampitoeriny teo anilany Gibea izareo.
37 Ary ny mpanotrikia nahafaingiana, ka niroatra taminy Gibea; dia nilahatra ny mpanotrikia, ka namely ny tanàna avokoa tamy ny lelan-tsabatra.
38 Ary nisy fotoan' andro tamy ny lehilahy Isiraely sy ny mpanotrikia, fa hasiany setroka be hisavoana amy ny tanàna.
39 Ary rehefa nirona tamy ny ady ny zanaky Isiraely, dia vao namely ny zanaky Beniamina ho vonoina ny lehilahy Isiraely, tokony ho telo-polo lahy; fa hoy izareo, Voa resy tokoa eo alohantsikia izareo, tahaky ny tamy ny ady voalohany.
40 Fa raha vao niakatra tamy ny tanàna ny andry setrok' afo misavoana, dia nihierikia ny zanaky Beniamina teo aoriany; ary, indro, niakatra ho any an-danitra ny lel' afony ny tanàna avokoa.
41 Ary raha niverina ireo lehilahy Isiraely, dia talanjona ireo lehilahy Beniamina; fa nahita izareo fa nanjo azy ny ratsy.
42 Dia niamboho teo alohany ireo lehilahy Isiraely hankany amy ny làlana mankany an-efitra izareo; fa ny ady nahatratra azy: ary izay nivoaka tamy ny tanàna no vonoiny teo afovoany.
43 Namefy ny Beniamina izareo manodidina, *dia* nanenjikia azy, ka nanitsaka azy mora foana, teo tandrifiny Gibea ho any amy ny fiposahany ny masoandro.
44 Dia lavo ny Beniamina valo arivo amby iray alin-dahy; olo-mahery miady ireo rehetr' ireo.
45 Dia nivily izareo, ka nandositra hankany an-efitra ho any amy ny vatolampy Rimona: dia nitsimpona azy dimy arivo lahy tany an-dàlam-be izareo: dia nanenjikia azy mafy hatrany Gidoma izareo, ka namono azy roa arivo lahy.
46 Ary izay rehetra tamy ny Beniamina lavo taminy izany andro izany, dia dimy arivo amby roa alin-dahy, izay nahatan-tsabatra; olo-mahery miady ireo rehetr' ireo.
47 Fa nivily enin-jato lahy, ka nandositra hankany an-efitra ho any amy ny vatolampy Rimona, ka nitoetra teo amy ny vatolampy Rimona efa-bolana.
48 Ary ireo lehilahy Isiraely niverin' indray tamy ny zanaky Beniamina, ka namely azy tamy ny lelan-tsabatra, dia ny olona teo an-tanàna, sy ny biby, ary izay rehetra hita; ary nandoro ny tanàna rehetra izay hita izareo.

## TOKO XXI.

Ary ireo lehilahy Isiraely nianiana tany
Mizipe, ka nanao hoe, Tsy hisy amintsikia
hanome ny zanani-vavy ho vadiny ny
Beniamina.
2 Dia nankany Betela ny olona, ka ni-
toetra teo, mandra-pahariva, teo anatrehan'
Andriamanitra, dia nanandratry ny feony
izareo, ka nitomany mafy:
3 Ka hoy izareo, Iehôvah ô, Andriama-
nitry ny Isiraely, nahoana no tonga izany
tamy ny Isiraely, ka very firenen' iray anio
eo amy ny Isiraely?
4 Ary nony ampitso, dia nifoha maraina
koa ny olona, ka nanao fivoadiana teo, ary
nanatitra fanatitra hodorana, sy fanatitra
fisaorana, izareo.
5 Ary hoy ny zanaky Isiraely, Iza no eo
amy ny fireneny Isiraely rehetra tsy nia-
katra teo amy ny fiangonana ho aminy Ie-
hôvah? f' efa natao fianianan-dehibe ny
aminy izay tsy niakatra ho aminy Iehôvah
tany Mizipe, hoe, Maty dia maty izy.
6 Ary ny zanaky Isiraely nanenina noho
ny Beniamina rahalahiny, ka nanao hoe,
Misy firenen' iray voa fongotra eo amy ny
Isiraely andro any.
7 Ahoana no hataontsikia hanome vady
ho any izay sisa mitoetra, f' efa nianiana
taminy Iehôvah fa tsy hanome azy ny za-
naka-vavintsikia ho vady isikia?
8 Dia hoy izareo, Iza no iray eo amy ny
fireneny Isiraely, izay tsy niakatra han-
kany Mizipe ho any Iehôvah? ary, indro,
tsy nisy olona na iray akory nankany an-toby
avy tamy ny Iabesa-Gileada, ho amy ny
fiangonana.
9 Fa voa isa ny olona, ary, indro, tsy nisy
teo na iray akory tamy ny mponina tany
Iabesa-Gileada.
10 Dia naniraka lehilahy mahery roa
arivo amby iray alin-dahy ny fiangonana,
ka nandidy azy, hoe, Mandehana, ka ma-
meleza ny mponina any Iabesa-Gileada
amy ny lelan-tsabatra, ambany ny vehi-
vavy, sy ny zaza madinikia.
11 Ary izany zavatr' izany no hataona-
reo, Ny lahy rehetra, ary ny vehivavy re-
hetra izay efa nandry tamy ny lehilahy, no
haringianareo.
12 Dia nahita teo amy ny mponina tany
Iabesa-Gileada vehivavy mpitovo efa-jato,
izay tsy mbola nahalala lehilahy tamy ny
fandriana amy ny lahy; ary nitondra azy
tany an-toby tany Silo, izay eo amy ny
tany Kanana, izareo.
13 Dia naniraka ny fiangonan-drehetra
hiteny amy ny zanaky Beniamina, izay teo
amy ny vatolampy Rimona, ary hiantso azy
hihiavanana aminy.
14 Dia niverina ny Beniamina taminy
izany andro izany; dia nanome azy vady,
izay efa no velominy tamy ny vehivavy
Iabesa-Gileada izareo: kanefa tsy ampy ho
azy ireny.
15 Ary ny olona nanenina noho ny Be-
niamina, satria nanao fandravana teo amy
ny fireneny Isiraely Iehôvah.
16 Dia hoy ny loholony ny fiangonana,
Ataontsikia ahoana hahazo vady ho any
izay sisa mitoetra, f' efa naringiana ny ve-
hivavy tamy ny Beniamina?
17 Ary hoy izareo, Aoky hisy fandovana
ho any ny Beniamina izay afaka, mba tsy
ho very firenen' iray eo amy ny Isiraely.
18 Fa tsy mahazo manome azy ny za-
naka-vavintsikia ho vady isikia: f' efa nia-
niana ny zanaky Isiraely, ka nanao hoe,
Hozonina anie izay manome vady ho any
ny Beniamina.
19 Dia hoy izareo, Indro, misy fanasana
ho any Iehôvah isan-taona any Silo, izay
eo amy ny avaratry Betela, any atsinanany
ny làlam-be, izay miakatra avy any Betela
hankany Sekema, ary any atsimony Le-
bona.
20 Ary nandidy ny zanaky Beniamina
izareo, ka nanao hoe, Mandehana, ka ma-
notreha eo amy ny tanim-boaloboka.
21 Ka jereo, ary, indro, raha mivoaka
handihy amy ny fandihizana ny zanaka-
-vavy Silo, dia mivoaha amy ny tanim-
-boaloboka hianareo, ary samia misambotra,
ho vadiny ny isan-dahy avy, ny zanaka-
-vavy Silo hianareo, ka mandehana any
amy ny tany Beniamina.
22 Ary raha mankaty aminay hitaraina
ny rainy, sa ny rahalahiny, dia ho lazainay
aminy hoe, Manava soa aminy noho iza-
hay: satria tsy niaro ny vadiny ho any ny
isan-dahy tamy ny ady izahay; fa tsy na-
nome azy taminy izany andro izany hiana-
reo, hamelohana anareo.
23 Dia nanao izany ny zanaky Benia-
mina, ka naka vady izareo, araky ny isany,
taminy izay nandihy, izay no samboriny:
dia nandeha izareo, ka niverina ho amy ny

fandovany, dia namboatry ireo tanàna, ka
nonina teo izareo.
24 Dia nandeha niala teo ny zanaky Isiraely taminy izany andro izany, samy ho amy ny fireneny, sy ho amy ny mpianakaviny, izy rehetra, dia nandeha niala teo izareo, samy ho amy ny fandovany avy izy rehetra.
25 Tsy nisy mpanjaka taminy izany andro izany teo amy ny Isiraely: samy nanao izay marina teo imasony avy izy rehetra.

# NY BOKINY RIOTA.

## TOKO I.

ARY taminy izany andro izany, raha nanapaka ireo mpitsara, dia nisy mosary teo amy ny tany. Dia nisy lehilahy nandeha avy tany Beti-lehema Ioda hivahiny eo amy ny tany Moaba, izy sy ny vadiny, ary ny zanany roa lahy.
2 Ary Elimeleka no anarany ny lehilahy, ary Naomy no anarany ny vadiny, ary Mahalona sy Kiliona no anarany ny zanany roa lahy, zanaky Efirata avy tany Beti-lehema Ioda. Dia nankany amy ny tany Moaba izareo, ka nitoetra tany.
3 Dia maty Elimeleka vadiny Naomy: ary izy navela, sy ny zanany roa lahy.
4 Dia naka vady ho azy avy tamy ny vehivavy Moaba izy roa lahy; i Oripa no anarany ny anankiray, ary Riota no anarany ny anankiray koa: dia nitoetra teo tokony ho folo taona izareo.
5 Dia maty Mahalona sy Kiliona koa, izy roa lahy; dia navela ny vehivavy tsy manany ny zanany roa lahy, sy ny vadiny.
6 Dia niaingia izy sy ny vinantoni-vavy, ka niverina hiala amy ny tany Moaba: f' efa nandre izy teo amy ny tany Moaba fa no vangiany Iehôvah ny olony, hanomezany azy hanina.
7 Dia nivoaka tamy ny fitoerana izay nitoerany, izy, ary ny vinantony roa vavy niaraka taminy: dia nandeha tamy ny làlan-kaleha hiverina amy ny tany Ioda izareo.
8 Ary hoy Naomy tamy ny vinantony mirahavavy, Mandehana, samia miverina any amy ny tranon-dreniny avy hianareo: hanao soa aminareo Iehôvah anie, araky izay efa nataonareo tamy ny maty, sy tamiko koa.
9 Homeny Iehôvah anie hahitanareo fitsaharana eo an-tranony ny vadinareo avy. Dia nanoroka azy izy; dia nanandratry ny feony izareo, ka nitomany.
10 Dia hoy izareo taminy, Hiverina homba anao tokoa izahay ho any amy ny olonao.
11 Dia hoy Naomy, Miverena hianareo, zanako-vavy: nahoana no handeha homba ahy hianareo? hisy va hiany zanaka eo an-kiboko, mba ho vadinareo izareo?
12 Miverena hianareo, zanako-vavy, mandehana: fa antitra loatra aho hanam-bady. Raha tàhiny hataoko hoe, Manantena aho; raha tàhiny hanam-bady koa aho anio alina, ka hiteraka zanaka koa aho;
13 Hiandry azy va hianareo, mandra-pahalehibe izareo? hiandry azy, ka tsy hanam-bady va hianareo? tsia, zanako-vavy; fa malahelo indrindra noho hianareo aho, fa nivoaka hanohitra ahy ny tànany Iehôvah.
14 Dia nanandratry ny feony izareo, ka nitomany indray: ary Oripa nanoroky ny rafozani-vavy, f' i Riota nirekitra taminy.
15 Ary hoy izy, Indro, niverina ny rahavavinao ho any amy ny olony, sy taminy ireo andriamaniny; miverena hianao hanaraky ny rahavavinao.
16 Dia hoy Riota, Aza mangataka amiko handao anao, hialako amy ny fanarahana anao; f' izay alehanao no halehako; ary izay itoeranao no hitoerako; ny olonao no ho oloko, ary Andriamanitrao no ho Andriamanitro:

17 Izay hahafatesanao no hahafatesako,
ary any no handevenana ahy: hanao izany
amiko anie Iehôvah, ary mihoatra noho
izany; fa fahafatesana hiany no hahasaraka
antsikia.
18 Ary raha hitany fa nampaheri-tena
handeha homba azy izy, dia nitsahatra hi-
teny aminy izy.
19 Dia nandeha izy roroa mandra-paha-
tongany any Beti-lehema. Ary rehefa tonga
tany Beti-lehema izareo, dia taitra ny ta-
nàna avokoa noho izareo, ka hoy izareo,
Itoy v' i Naomy?
20 Dia hoy izy taminy, Aza miantso ahy,
i Naomy; miantsoa ahy, i Mara; fa mangidy
indrindra no nataony ny Tsi-toha tamiko.
21 Nivoaka nanam-be aho, ary nentiny
Iehôvah hody aho tsy manana akory: na-
hoana no miantso ahy Naomy hianareo,
ary Iehôvah efa nampietry ahy, ary ny
Tsi-toha efa nampahory ahy?
22 Dia niverina i Naomy, ary Riota, ve-
hivavy Moaba, vinantoni-vavy, nomba azy,
raha niverina niala tamy ny tany Moaba
izy; ka nankany Beti-lehema izareo, tamy
ny voalohany ny fararanony ny barily.

## TOKO II.

Ary Naomy nanana havany ny vadiny,
lehilahy manan-karen' indrindra, avy tamy
ny mpianakaviny Elimeleka; ary Boaza
no anarany.
2 Ary hoy Riota, vehivavy Moaba, ta-
miny Naomy, Aoka handeha ankehitriny
ho any an-tsaha aho, ka hitsimpona salo-
him-bary eo aoriany izay hahitako soa eo
imasony. Dia hoy izy taminy, Mande-
hana, zanako-vavy.
3 Dia lasa nandeha izy, ka nitsimpona
tany an-tsaha teo aoriany ny mpijinja: ary
sendra latsaka tany an-tokony ny saha any
Boaza, izay avy tamy ny mpianakaviny
Elimeleka.
4 Ary, indro, i Boaza avy tany Beti-le-
hema, ka hoy izy tamy ny mpijinja, Iehô-
vah ho aminareo anie. Dia hoy izareo ta-
miny kosa, Hitahy anao anie Iehôvah.
5 Dia hoy Boaza tamy ny mpanompony,
izay nitandriny ny mpijinja, An' iza no
io zaza-vavy io?
6 Dia namaly ny mpanompo, izay nitan-
driny ny mpijinja, ka nanao hoe, Zaza-vavy
Moaba, izay niverina nomba any Naomy
avy tamy ny tany Moaba, izy:
7 Dia hoy izy, Masìna hianao, aoka aho
hitsimpona sy hanangona eo anelanelany ny
amboara hanaraky ny mpijinja; dia nan-
deha izy, ka nitoetra hatramy ny maraina
mandrak' ankehitriny; kely foana no ni-
toerany teo an-trano.
8 Dia hoy Boaza taminy Riota, Tsy man-
dre va hianao, zanako-vavy? Aza man-
deha hitsimpona any an-tsaha hafa hianao,
ary aza mandeha hiala eto, fa mitoera eto
eo anilany ny ankizi-vaviko hianao:
9 Aoky ny masonao ho amy ny saha,
izay jinjany, ka mandehana hanaraka azy
hianao; tsy efa nandidy ny ankizi-lahy
v' aho, fa tsy hanendry anao izareo? ary
raha mangetaheta hianao, mankanesa amy
ny siny, ka misotroa aminy izay nantsakany
ny ankizi-lahy.
10 Dia niondrikia, sy niankohoka tamy
ny tany izy, ka nanao taminy hoe, Na-
hoana no nahita soa teo imasonao aho, ni-
tsinjovanao ahy, raha vahiny aho?
11 Dia namaly Boaza, ka nanao taminy
hoe, Efa nambara dia nambara tamiko,
izay rehetra nataonao tamy ny rafozanao-
-vavy hatrizay nahafatesany ny vadinao:
ary nahafoy ny rainao sy ny reninao ary ny
tany nahabe anao hianao, ka nankany amy
ny olona, izay tsy fantatrao fahiny.
12 Hamaly anie ny nataonao Iehôvah, ka
homeny Iehôvah Andriamanitry ny Isi-
raely anie hianao tamby be, satria avy ha-
toky eo ambany ny elany hianao.
13 Dia hoy izy, Aoka hahita soa eo ima-
sonao aho, tompoko; f' efa nampifaly ahy
hianao, ary efa niteny soa tamy ny ankizi-
-vavinao hianao, na dia tsy nanahaky ny
ankizi-vavinao anankiray aho.
14 Dia hoy Boaza taminy, Mankanesa
aty amy ny fisakafoana hianao, ka mihi-
nàna mofo, ka tsobohy amy ny rano ma-
harikivy ny sombi-mofonao. Dia nipetraka
teo anilany ny mpijinja izy; dia nanalan-
-dralehilahy vary voa endy izy, dia nihi-
nana izy, ka voky, ka no sisana.
15 Ary raha nitsangana hitsimpona izy,
dia no didiany Boaza ireo ankizi-lahiny,
hoe, Aoky izy hitsimpona eo amy ny am-
boara, ka aza mandrara azy:
16 Ary alatsaho dia alatsaho ho azy ny
amboara sasany, ka mamelà izay hitsimpo-
nany, ka aza mandrara azy.

17 Dia nitsimpona tany an-tsaha mandra-
-pahariva izy, ka nively izay efa no tsimpo-
niny; ary tokony ho efaha iray amy ny
barily iny.
18 Dia nentiny, ka nankany an-tanàna
izy; dia hitany ny rafozani-vavy, izay efa
no tsimponiny: dia namoaka izy, ka no-
meny azy izay efa sisany, rehefa voky izy.
19 Dia hoy ny rafozani-vavy taminy,
Taiza no nitsimpona andro any hianao? ary
taiza no niasa hianao? Ho tahina anie
izay nitsinjo anao. Dia nambarany tamy
ny rafozani-vavy izay efa niasany, ka hoy
izy, I Boaza no anarany ny lehilahy, izay
niasako andro any.
20 Dia hoy Naomy tamy ny vinantoni-
-vavy, Ho tahiny Iehôvah anie izay tsy
nitsahatra hanao soa amy ny velona sy ny
maty. Dia hoy Naomy taminy, Havantsi-
kia ny lehilahy, anankiray aminy izay ma-
havotra ho antsikia.
21 Ary hoy Riota vehivavy Moaba, Dia
nanao koa tamiko hoe izy, Mitoera eo ani-
lany ny ankizi-lahiko hianao, mandra-pa-
hatapitry ny fararanoko avokoa.
22 Ary hoy Naomy taminy Riota, vinan-
toni-vavy, Tsara izany, zanako-vavy, raha
miara-mivoaka amy ny ankizi-vaviny hia-
nao, fandroa hisy hitsena anao any an-
-tsaha hafa.
23 Ary izy niray tamy ny ankizi-vaviny
Boaza hitsimpona mandra-pahatapitry ny
fararanony ny barily, sy ny fararanony ny
vary: dia nitoetra teo amy ny rafozani-
-vavy izy.

## TOKO III.

Dia hoy Naomy rafozani-vavy taminy hoe,
Zanako-vavy, tsy hitady izay hiadananao
v' aho, mba ho soavina hianao?
2 Ary ankehitriny, tsy avy amy ny ha-
vantsikia v' i Boaza, tompony ny ankizi-
-vavy izay niarahanao? Indro, mikioro-
roka barily eo am-pamoloana anio alina
izy.
3 Ary mandroa, sy mihiosora-solikia, ary
tafio ny lambanao, ka midìna any am-pa-
moloana hianao: aza avela ho fanta-drale-
hilahy hianao, mandra-pahavitany mihinana
sy misotro.
4 Ary raha mandry izy, dia fantaro izay
fitoerana handriany, ary midira hianao, ka
songay ny lamba amy ny tongony, ka man-
dria hianao: dia hilaza aminao izay hatao-
nao izy.
5 Dia hoy izy kosa taminy, Izay rehetra
no lazainao amiko hataoko.
6 Dia nidina tany am-pamoloana izy, ka
nanao, araky izay rehetra nandidiany ny ra-
fozani-vavy azy.
7 Ary rehefa nihinana sy nisotro i Boaza,
ka nifaly ny fony, dia nandeha handry eo
amy ny farany ny an-tontam-bary izy; ary
nankany nitsaitsaikia izy kosa, dia nanon-
gany ny lamba tamy ny tongony, ka nan-
dry izy.
8 Ary nony mamaton' alina, dia taitra ny
lehilahy, ka nivadikia: ary, indro, nisy
vehivavy nandry teo amy ny tongony.
9 Ary hoy izy, Iza moa hianao? dia hoy
izy kosa, I Riota ankizi-vavinao aho: dia
rakofy ny lambanao ny ankizi-vavinao; fa
havana mahavotra hianao.
10 Dia hoy izy, Ho tahiny Iehôvah anie
hianao, zanako-vavy: efa nanao soa lavitra
tamy ny ato aoriana noho tamy ny voalo-
hany hianao, satria tsy nanaraky ny zatovo,
na malahelo, na manan-karena, hianao.
11 Ary ankehitriny, zanako-vavy, aza
matahotra: hataoko aminao izay rehetra
angatahinao: fa fantatry izay rehetra eo
an-tanànany ny oloko fa vehivavy mahay
mitondra-tena hianao.
12 Ary ankehitriny marina izany, fa ha-
vana mahavotra aho: nefa misy havana
mahavotra akekikeky kokoa noho izaho.
13 Mitoera anio alina, ary rahamaraina,
tsara raha hanavotry ny anao izy; aoka
hanavotry ny anao izy, fa raha tàhiny tsy
tahanavotry ny anao izy, dia hanavotry
ny anao aho, raha velona koa Iehôvah:
mandria mandra-pahamaraina.
14 Dia nandry teo amy ny tongony man-
dra-pahamaraina izy; dia nifoha raha vao
tsy nahitan-tsoratr'omby izy. Dia hoy ny
lehilahy, Aza avela ho fantatra izany, fa
nankaty am-pamoloana ny vehivavy.
15 Dia hoy izy, Ento ny firakotra izay ira-
kofanao, ka tano iny. Ary raha nitana iny
izy, dia namatra-barily enina *famarana* izy,
ka mampitondra azy *iny*, ka nandeha han-
kany an-tanàna.
16 Ary raha tonga tany amy ny rafozani-
-vavy izy kosa, dia hoy izy, Maninona va
hianao, zanako-vavy? Dia nanambara azy
izay rehetra nataony ny lehilahy taminy
izy.

17 Dia hoy izy, Ireo famaram-barily
enina ireo nomeny ahy; fa hoy izy tamiko,
Aza mandeha tsy mitondra zavatra ho amy
ny rafozanao-vavy.
18 Dia hoy izy, Mitoera hiany, zanako-
-vavy, mandra-pahafantatrao izay hiante-
fany ny zavatra; fa tsy hitsahatra ny lehi-
lahy, mandra-pahavitany ny zavatra andro
any.

## TOKO IV.

Dia niakatra ho any amy ny vavahady
Boaza, ka nipetraka teo: ary, indro, nan-
dalo ny havana mahavotra izay efa nila-
zany Boaza; ary hoy izy, Ranona ô!
maitia kely angeha; mipetraha ety. Dia
nivily izy, ka nipetraka.
2 Dia naka folo lahy tamy ny loholony
ny tanàna izy, ka nanao hoe, Mipetraha
ety hianareo. Dia nipetraka izareo.
3 Dia hoy izy tamy ny havana mahavotra,
I Naomy, izay niverina avy tamy ny tany
Moaba, mivarotra tany, izay any Elime-
leka rahalahintsikia.
4 Ary izaho nihievitra hanambara anao,
hoe, Vidio eo anatrehany ny mponina, sy
eo anatrehany ny loholony ny oloko. Raha
hanavotra hianao, dia avoty: fa raha tà-
hiny tsy hanavotra hianao, lazao amiko
mba ho fantatro; fa tsy misy hanavotra,
afa tsy hianao; ary manarakaraka anao
aho. Ary hoy izy, Hanavotra aho.
5 Dia hoy Boaza, Izay andro ividiananao
ny saha amy ny tànany Naomy, dia aminy
Riota koa vehivavy Moaba, vadiny ny
maty, hividiananao, raha hamelo-masony ny
anarany ny maty amy ny fandovany hianao.
6 Dia hoy ny havana, Tsy mahazo ma-
navotra ho an-tena aho, fandroa ho very ny
fandovako; manavota ny ahy ho anao; fa
tsy mahavotra aho.
7 Ary izany no fanao fahiny teo amy ny
Isiraely ny amy ny fanavotra, sy ny amy
ny fanakalo, hampitoerany ny zava-drehe-
tra; lehilahy nanala ny kirarony, ka no-
meny ho any ny namany: dia fanamba-
rana teo amy ny Isiraely izany.
8 Ary hoy ny havana mahavotra taminy
Boaza, Vidio ho anao. Dia nanala ny ki-
rarony izy.
9 Ary hoy Boaza tamy ny loholona, sy
ny olon-drehetra, Vavolombelona andro
any hianareo, f' efa nividy tamy ny tà-
nany Naomy izay rehetra any Elimeleka,
sy izay rehetra any Kiliona sy Mahalona,
aho;
10 Ary Riota vehivavy Moaba, vadiny
Mahalona koa, no vidiko ho vadiko, hamelo-
-masony ny anarany ny maty amy ny fando-
vany, mba tsy ho very ny anarany ny maty
eo amy ny rahalahiny, sy amy ny vavaha-
hadiny ny fonenany: vavolombelona andro
any hianareo.
11 Dia hoy ny olon-drehetra, izay teo
amy ny vavahady, ary ny loholona, Vavo-
lombelona *izahay*; hataony Iehôvah anie
ny vehivavy izay mankeo an-tranónao ha-
nahaka any Rahely sy hanahaka any Lea,
izay nanangany ny tranony ny Isiraely izy
roroa; ary atavy lehibe any Efirata hianao,
ka torio ny anaranao any Beti-lehema:
12 Ary ny mpianakavinao anie hanahaky
ny mpianakaviny Faresa, izay nateraky
Tamara ho any Ioda, avy amy ny zanaka
izay homeny Iehôvah anao aminy itoy zaza-
-vavy itoy.
13 Dia nampakatra any Riota i Boaza,
ka ho vadiny izy, ary niditra tany aminy
izy; dia nampanan' anaka azy Iehôvah, ka
niteraka zanaka-lahy izy.
14 Ary hoy ny vehivavy taminy Naomy,
Hisaorana anie Iehôvah, Izay tsy namela
anao andro any tsy nana-mpanavotra, ary
halaza ny anarany eo amy ny Isiraely.
15 Dia hamelona anao sy hitaiza anao
izy, raha antitra hianao: fa niteraka azy
ny vinantonao-vavy, izay tia anao, izay tsara
lavitra ho anao noho ny zanaka-lahy fito.
16 Dia nandray ny zaza i Naomy, ka
nitrotro azy izy, k' efa mpitaiza azy izy.
17 Ary ny vehivavy namany nanao ny
anarany, ka nanao hoe, Misy zanaka-lahy
teraka ho any Naomy; ary nataony ny
anarany hoe, i Obeda; izy no rainy Iesay
rainy Davidy.
18 —Ary ireo no zanaky Faresa: i Fa-
resa niteraka any Hezirona.
19 Ary Hezirona niteraka any Rama, ary
Rama niteraka any Aminadaba.
20 Ary Aminadaba niteraka any Nasona,
ary Nasona niteraka any Salima.
21 Ary Salimona niteraka any Boaza,
ary Boaza niteraka any Obeda.
22 Ary Obeda niteraka any Iesay, ary
Iesay niteraka any Davidy.

NY BOKY VOALOHANY

ANTSOINA AMY NY ANARANY

# SAMIOELA.

---

## TOKO I.

ARY nisy lehilahy anankiray tany Rama-
taima-Zofima, teo an-tendrombohitra Efi-
raima, i Elikana no anarany, zanaky Iero-
hama, zanaky Elihio, zanaky Tohio, zanaky
Ziofa olon-Efirata.
2 Ary izy nanam-bady roa, i Hana no ana-
rany ny anankiray, ary Penina no anarany
ny anankiray koa: ary Penina nanan' anaka,
f'i Hana tsy nanan' anaka.
3 Ary ralehilahy niakatra isan-taona niala
tany an-tanànany, mba hivavaka sy hanala-
-voady ho any Iehôvah *Tompony* ny maro
any Silo. Ary teo ny zanaky Ely roa lahy,
i Hofiny sy Finehasa, mpisorony Iehôvah.
4 Ary izany no fanaony Elikana, tamy
ny andro izay nanalani-voady, dia nomeny
ho any Penina vadiny ambany ny zanani-
-lahy sy ny zanani-vavy rehetra izay anjara
avy.
5 F'i Hana kosa nomeny anjaran-droa;
satria tia any Hana izy: nefa voa hidiny
Iehôvah ny kibony.
6 Ary koa, nampahasosotra azy ny rafiny,
mba hampalahelo azy indrindra, satria voa
hidiny Iehôvah ny kibony.
7 Ary izany no nataony *Elikana* isan-taona,
raha niakatra ho any an-tranony Iehôvah *i
Hana,* k' izany no nampahasosorany ny ra-
finy azy, koa nitomany izy, ka tsy nihinan-
-kanina.
8 Ary Elikana vadiny nanao taminy hoe,
Ry Hana, nahoana no mitomany hianao? ary
nahoana no tsy mihinan-kanina hianao? ary
nahoana no malahelo ny fonao? Tsy tsara
lavitra noho ny zanaka folo mirahalahy ho
anao v'aho?
9 Ary rehefa nihinana sy nisotro tany Silo
izy mivady, dia nitsangana i Hana. Ary
Ely mpisorona nipetraka teo amy ny fikie-
trahana, teo anilany ny tolam-baravarany
ny tempoliny Iehôvah.
10 Ary nalahelo-fanahy indrindra i Hana,
dia nivavaka taminy Iehôvah izy, ka nito-
many dia nitomany.
11 Dia nivoady izy, ka nanao hoe, Iehôvah
*Tompony* ny maro ô, raha hitsinjo dia hitsin-
jo ny alahelony ny ankizi-vavinao hianao,
ka hahatsiaro ahy, ka tsy hanadino ny
ankizi-vavinao, fa hanome zanaka-lahy ny
ankizi-vavinao, dia homeko ho any Iehôvah
kosa amy ny andro hiainany rehetra izy, ka
tsy hisy hareza hitehikia amy ny lohany.
12 Dia naharitra tamy ny fivavahana teo
anatrehany Iehôvah izy, ka no jereny Ely
ny vavany.
13 Ary niteny anakam-po i Hana; ny
molony hiany no nihietsikietsikia, fa ny
feony tsy mba re: dia nataony Ely f' efa
leony izy.
14 Ary hoy Ely taminy, Mandra-pahoviana
no ho leony hianao? ampialao aminao ny
divainao.
15 Dia namaly Hana, ka nanao hoe, Tsia,
tompoko: vehivavy malahelo-fanahy aho,
ary tsy nisotro divay na toaka aho, fa na-
moaky ny fanahiko tato eo anatrehany
Iehôvah aho.
16 Aza mba atao fa zanaka-vaviny Belialy
ny ankizi-vavinao: fa ny habeny ny fahori-
ako sy ny alaheloko no nitenenako mandrak'
ankehitriny.
17 Dia namaly Ely, ka nanao hoe, Mande-
hana soa aman-tsara; ary homen' Andria-
manitry ny Isiraely anao anie, izay hataka
nangatahinao taminy.
18 Ary hoy izy, Aoka hahita soa eo imaso-
nao ny ankizi-vavinao. Dia lasa nandeha
ravehivavy, dia nihinana, ka tsy nalahelo
tarehy intsony izy.
19 Dia nifoha maraina koa izareo, dia
nivavaka teo anatrehany Iehôvah, dia nive-
rina, ka tonga teo an-tranony tany Rama
izareo: ary Elikana nahalala any Hana
vadiny, dia nahatsiaro azy Iehôvah

20 Ary raha tanteraka ny andro, dia bevo-
hoka i Hana, ka nitera-dahy, dia nataony ny
anarany hoe, i Samioela: Satria nangatahiko
taminy Iehôvah izy, *hoy ny reniny.*
21 Ary ralehilahy Elikana, ambany izay
rehetra teo an-tranony, niakatra hanatitry
ny fanatitra isan-taona, sy ny voadiny, ho
any Iehôvah.
22 F' i Hana tsy mba niakatra; fa hoy izy
tamy ny vadiny, *Izaho tsy hiakatra,* raha tsy
voa oty ny zaza, fa *rehefa notazana izy,* dia ho
entiko hiseho eo anatrehany Iehôvah, ary
hitoetra any mandrakizay izy.
23 Ary hoy Elikana vadiny tamy ny vavy,
Atavy izay tianao; mitoera hiany mandra-
-panotinao azy; hefainy Iehôvah hiany anie
ny teniny. Dia nitoetra ravehivavy, ka
nampinono ny zanany mandra-pahanotiny
azy.
24 Ary nony voa oty ny zaza, dia nampia-
katra azy hiaraka aminy izy, mitondra zanak'
omby telo, sy koba iray efaha, ary divay
iray tavoahangy, ka nentiny ho any an-
-tranony Iehôvah any Silo izy: ary mbola
kely ny zaza.
25 Dia no vonoina ny zanak' omby, ary ny
zaza nentina ho any aminy Ely.
26 Ary hoy *Hana,* Tompoko, raha velona
koa ny ainao, tompoko, izaho no ilehy
vehivavy izay nijanona teto anilanao teto,
ka nivavaka taminy Iehôvah.
27 Io zaza-kely io nangatahiko; dia no-
meny Iehôvah ahy ny hataka izay nangata-
hiko taminy.
28 Koa natolotro ho any Iehôvah kosa
izy: amy ny andro hiainany rehetra no voa
tolotra ho any Iehôvah izy. Dia nivavaka
taminy Iehôvah teo *ralehilahy.*

## TOKO II.

Ary Hana nivavaka, ka nanao hoe, Iehôvah
no ifaliany ny foko, Iehôvah no isandratany
ny tandroko: mihialehibe hanohitry ny
fahavaloko ny vavako; satria ny famonjenao
no ifaliako.
2 Tsy misy masina manahaka any Ie-
hôvah: fa tsy misy afa tsy Hianao; ary tsy
misy vatolampy manahaka an' Andriama-
nitray.
3 Aza manao teny maro miavonavona
hianareo: *aza* misy teny mirehareha mivo-
aka amy ny vavanareo: f' Iehôvah no
Andriamanitry ny fahalalana, ary Izy no
mandanja ny asa atao.
4 Tapaka ny tsipìky ny olo-mahery, ary
hery nisikinany ny tafintohina.
5 Nitamby mofo ny voky, ary nitsahatra
ny noana: ka dia niteraka fito ny momba,
ary nihialemy ny maro-anaka.
6 Iehôvah no mahafaty sy mahavelona:
Izy no mampidina any am-pasana, ary
mampitsangana.
7 Iehôvah no mampalahelo sy mampanan-
-karena: Izy no mampietry sy mampisan-
dratra.
8 Izy no manangany ny malahelo ho afaka
amy ny vovoka, *ka* manandratry ny mpan-
gataka hiala amy ny firingia, mba hampi-
toetra azy eo amy ny andriandahy, ka
hampandova azy ny lapam-boninahitra: fa
any Iehôvah ny andriny ny tany, ary ireny
no nampitoerany izao tontolo izao.
9 Izy hiaro ny tongotry ny olo-masiny,
ary ny ratsi-fanahy hangina eo amy ny
maizina, fa hery tsy haharesen' olona.
10 Ho torotoroina izay mandrafy any Ie-
hôvah; hampikiotrokorana any an-danitra
hamely ireny Izy. Iehôvah hitsara ny vazan-
-tany, ary Izy hanome hery ny mpanjakany,
ka hanandratry ny tandroky ny voa hoso-
trany.
11 Ary Elikana nankany an-tranony tany
Rama. Ary ny zaza nanompo any Iehôvah
teo anatrehany Ely mpisorona.
12 Ary ny zanaky Ely, dia zanaky Belialy
hiany, tsy nahalala any Iehôvah izareo.
13 Ary izany no fanaony ny mpisorona
tamy ny olona, raha nisy olona nanala-
-voady, dia avy ny mpanompony ny mpiso-
rona, mitondra fitrebikia telo-rantsana eny
an-tànany, raha mbola handroina ny hena.
14 Dia natsindrony ny fitrebikia teo ana-
tiny ny fanendazana, sa teo amy ny fahan-
droan-kena, sa teo amy ny vilany, sa teo
amy ny vilani-be, k' izay rehetra azony ny
fitrebikia no nalainy ny mpisorona ho an-
-tena. K' izany no nataony tany Silo
tamy ny Isiraely rehetra izay nankeo.
15 Ary dieny tsy mbola nodorany ny
taviny, dia avy ny mpanompony ny mpiso-
rona, ka nanao tamy ny lehilahy nanala-
-voady hoe, Omeo hena hatono ho any ny
mpisorona; fa tsy haka hena masaka aminao
izy, fa manta.
16 Ary *raha* nisy olona nanao taminy hoe,
Aoka hodorana angaloha ny taviny, dia

vao halainao izay sitraky ny fonao; dia
namaly azy izy, ka nanao hoe, Tsia: fa aiza
ankehitriny hiany: fa raha tsy *omenao*, dia
halaiko an-kery.
17 Ka dia lehibe heloka ireo zatovo ireo
teo anatrehany Iehôvah: f' efa halany ny
olona ny fanatitra ho any Iehôvah.
18 F' i Samioela nanompo teo anatrehany
Iehôvah, raha vao zaza izy, *ary* nisikina
efoda hariry.
19 Ary ny reniny nanao akanjo anaby kely
ho azy, ka nentiny hitafiany, isan-taona
isan-taona, raha niara-niakatra tamy ny
vadiny hanatitry ny fanalamboady isan-
-taona izy.
20 Ary Ely nitsio-drano any Elikana mi-
vady, ka nanao hoe, Homeny Iehôvah zaza
anao anie, teraky io vehivavy io; noho ny
hataka izay nataony taminy Iehôvah. Dia
lasa nody izy mivady.
21 Ary Iehôvah namangy any Hana, ka dia
bevohoka izy, ka niteraka telo lahy sy roa
vavy. Ary lehy zaza i Samioela nitombo teo
anatrehany Iehôvah.
22 Ary efa tratrantitra i Ely, ary izy
nandre izay rehetra nataony ny zanani-lahy
tamy ny Isiraely rehetra; sy izay nandri-
any taminy ireny vehivavy izay niangona
teo amy ny varavarany ny trano-lainy ny
fiangonana.
23 Dia hoy izy taminy, Nahoana hianareo
no manao ireo zavatr' ireo? fa reko aminy
ireo olon-drehetr' ireo izay ratsy ataonareo.
24 Tsia, anaka, fa tsy tsara ny teny izay
reko: mampanota ny olony Iehôvah hia-
nareo.
25 Raha misy olona manota amin' olona,
dia hitsara azy ny mpitsara; fa raha manota
aminy Iehôvah izy, iza no hifona ho azy?
Nefa tsy nihaino ny tenin-drainy izareo,
satria sitraky Iehôvah ho vonoina izareo.
26 Ary lehy zaza i Samioela nitombo, ka
tiany Iehôvah sy ny olona koa izy.
27 Ary nisy lehilahin' Andriamanitra nan-
kany aminy Ely, ka nanao taminy hoe,
Izany no lazainy Iehôvah, Tsy niseho dia
niseho teo amy ny mpianakavin-drainao v'
Aho, raha mbola tany Ejipity teo an-tranony
Farao izareo?
28 Ary tsy no fidiko teo amy ny fireneny
Isiraely rehetra ho mpisoroko v' izy, mba
hanatitra *fanalamboady* eo ambony ny
fivoadiako, *sy* handoro zava-manitra, *ary*
hitafy ny efoda eo anatrehako? ary tsy
nomeko ho any ny mpianakavin-drainao va
ny fanatitra hodorana rehetra ateriny ny
zanaky Isiraely?
29 Nahoana no tsipahinareo ny fanalam-
boadiko, sy ny fanatitro izay no didiako *hatao*
eo amy ny fonenako, ka hajainao ny zanakao
mihoatra noho Izaho, mba hanatavy anareo
aminy izay tsara indrindra amy ny fanatitra
rehetra ateriny ny Isiraely oloko?
30 Izany no anavany Iehôvah Andria-
manitry ny Isiraely hoe, Efa no lazaiko
tokoa, fa ny mpianakavinao sy ny mpiana-
kavin-drainao handeha eo anatrehako man-
drakizay: fa ankehitriny, hoy Iehôvah,
sanatria izany; f' izay manome voninahitra
Ahy, no homeko voninahitra, ary izay mane-
vateva Ahy, ho afa-baraka.
31 Indro, avy ny andro izay hanapahako
ny sandrinao sy ny sandriny ny mpianakavin-
-drainao, ka tsy hisy lehilahy anti-panahy eo
amy ny mpianakavinao.
32 Ary hianao hahita fahavalo eo amy ny
fonenako, eo aminy izay haren-drehetra
homen' *Andriamanitra* ho any ny Isiraely:
ka tsy hisy lehilahy anti-panahy eo amy ny
mpianakavinao mandrakizay.
33 Fa tsy mba ho fongorako eo anilany
ny fivoadiako izay lehilahy izay eo amy
ny ankohonanao, handaniany ny masonao,
sy hampalahelovany ny fonao: ary ny
fitomboany ny mpianakavinao rehetra ho
maty raha vao herotrerony.
34 Ary izany no famantarana ho anao,
izay hanjo ny zanakao roa lahy, i Hofiny
sy Finehasa: maty indrai-andro izy miraha-
lahy.
35 Ary Izaho hanangana ho Ahy mpisorona
mahatoky, izay hanao araky izay eo am-
-poko, sy eo amy ny saiko: ary Izaho hanao
trano mafy ho azy, ka handeha eo anatre-
hany ny voa hosotro mandrakizay izy.
36 Ary ho avy izay sisa rehetra eo an-
-tranonao, dia hiondrikia aminy hangataka
vola kely sy mofo indraim-bava, ka hanao
hoe, Masìna hianao, mba atavy isany ny
mpisorona aho, mba hahazoako sombi-mofo
ho hanina.

## TOKO III.

Ary lehy zaza i Samioela nanompo any
Iehôvah teo anatrehany Ely. Ary efa
mahalana ny teniny Iehôvah taminy izany

andro izany; tsy niposaka mihitsy ny tsin-
drimandry.
2 Ary taminy izany andro izany, rehefa
nandry Ely teo amy ny fitoerany, (ary efa
pahina ny masony, ka tsy nahita izy):
3 Ary dieny tsy mbola maty ny jiron'
Andriamanitra teo amy ny tempoliny Ie-
hôvah izay nitoerany ny fiaran' Andriama-
nitra, k' efa nandry Samioela:
4 Dia niantso any Samioela Iehôvah: ary
hoy izy kosa, Inty aho eto.
5 Dia nihiazakazaka ho aminy Ely izy:
ka hoy izy, Inty aho; fa niantso ahy hianao.
Ary hoy Ely, Tsy niantso aho, andeha
mandry indray. Dia lasa nandry izy.
6 Ary Iehôvah niantso azy indray, hoe, Ry
Samioela. Dia nifoha i Samioela, ka nan-
kany aminy Ely, ka hoy izy, Inty aho: fa
niantso ahy hianao. Ary hoy izy, Tsy
niantso aho, anaka; mandria indray.
7 Ary Samioela tsy mbola nahalala any
Iehôvah, ary tsy mbola nambara azy ny
teniny Iehôvah.
8 Ary Iehôvah niantso any Samioela indray
fahintelo. Dia nifoha izy, ka nankany
aminy Ely, ka hoy izy, Inty aho: fa niantso
ahy hianao. Dia fantatry Ely, f' Iehôvah no
niantso ny zaza.
9 Ary hoy Ely taminy Samioela, Andeha
mandry: ary raha tàhiny miantso anao Izy,
dia atavy hoe, Mitenena, Iehôvah; fa
mihaino ny mpanomponao. Ka dia lasa
nandry Samioela teo amy ny fitoerany.
10 Ary avy Iehôvah, dia nijanona, ka
niantso toy ny fahiny hiany, hoe, Ry Sa-
mioela, ry Samioela ô. Dia hoy Samioela,
Mitenena, fa mihaino ny mpanomponao.
11 Ary hoy Iehôvah taminy Samioela,
Indro, Izaho hanao zavatra eo amy ny
Isiraely, k' izay rehetra mandre izany, dia
hangintsingintsina ny sofin-droa.
12 Ho aminy izany andro izany, dia ho
tanterahiko aminy Ely izay zava-drehetra
voa lazako, ny aminy izy mianakavy: raha
vao ataoko, dia ho vitaiko hiany.
13 F' efa nambarako taminy, fa ho tsaraiko
izy mianakavy mandrakizay, noho ny heloka
izay fantany, satria nanao ratsy ny zanany
roa lahy, ka tsy mba no rarany izareo.
14 Ary izany no nianianako taminy Ely
mianakavy, fa tsy mba hisy mandrakizay
na fanalamboady na fanatitra hanavotany
ny heloky Ely mianakavy.
15 Ary nandry Samioela mandra-pahama-
raina, dia namoha ny varavarany ny tranony
Iehôvah izy. Ary Samioela natahotra hilaza
ny tsindrimandry aminy Ely.
16 Dia nantsoiny Ely Samioela, ka hoy
izy, Ry Samioela, anaka. Ary hoy izy, Inty
aho eto.
17 Ary hoy izy, Inona no zavatra no
lazainy Iehôvah taminao? masìna hianao, aza
manafina amiko hianao: dia hanao izany
aminao anie Andriamanitra, ary mihoatra
noho izany, raha misy afeninao ahy izay
zava-drehetra no lazainy taminao.
18 Dia nambarany Samioela azy ny zava-
tra avokoa, ka tsy nisy nafeniny azy. Ary
hoy izy kosa, Izy no Iehôvah, aoky Izy
hanao izay sitraky ny fony.
19 Dia nitombo i Samioela, ary Iehôvah
nomba azy, ka tsy navelany ho rarak' an-tany
ny teniny na iray akory.
20 Ary ny Isiraely rehetra, hatrany Dana,
ka hatrany Beriseba, nahalala f' efa ho mpa-
minaniny Iehôvah marimarina i Samioela.
21 Dia vao niseho indraindray Iehôvah
tany Silo, fa nambara taminy Samioela Ie-
hôvah tany Silo tamy ny teniny Iehôvah.

## TOKO IV.

Ary nankeo amy ny Isiraely rehetra ny
teniny Samioela. Ary ny Isiraely nandeha
hiady amy ny Filisitia, ka nitoby teo anilany
Eben-ezera: ary ny Filisitia kosa nitoby
tany Afeka.
2 Dia nilahatra ny Filisitia hamely ny
Isiraely, ary rehefa rekitra ny ady, dia
resiny ny Filisitia ny Isiraely, ka nahafa-
tesany tokony ho efatr' arivo lahy tamy
ny miaramila tany an-tsaha.
3 Ary rehefa tonga tany an-toby ny olona,
dia hoy ny loholony ny Isiraely, Nahoana
no namely antsikia teo alohany ny Filisitia
Iehôvah andro any? Andeha halaintsikia ho
antsikia ny fiarany ny fanekena any Iehôvah
any Silo, ka raha tonga eto amintsikia, dia
hamonjy antsikia amy ny tànany ny faha-
valontsikia izany.
4 Dia naniraka hankany Silo ny olona,
mba haka ny fiarany ny fanekena any Iehôvah
*Tompony* ny maro any, izay mitoetra eo
anelanelany ny keriobima, ary ny zanaky Ely
roa lahy, i Hofiny sy Finehasa, *nitoetra*
tany, teo amy ny fiarany ny fanekena an'
Andriamanitra.
5 Ary rehefa tonga teo an-toby ny fiarany

ny fanekena any Iehôvah, dia nihioby mafy
ny zanaky Isiraely rehetra, ka dia nanako
ny tany.
6 Ary rehefa reny ny Filisitia ny feo fihio-
biana, dia hoy izareo, Inona no izany feo
fihiobiana mafy izany eo an-tobiny ny
Hebirio? Dia nahalala izareo, fa tonga teo
an-toby ny fiarany Iehôvah.
7 Dia natahotra ny Filisitia, ka hoy
izareo, Andriamanitra no tonga eo an-toby.
Ary hoy izareo, Mahita loza isikia, fa tsy
mbola nisy toy izany.
8 Mahita loza isikia, iza no hamonjy
antsikia amy ny tànany ireo andriamanitra
mahery ireo? ireo no andriamanitra izay
namely ny olon-Ejipity tamy ny aretin-dratsy
rehetra tany an-efitra.
9 Mahareza, ary aoky hiseho ho lehilahy
hianareo, ry olom-Pilisitia, fandroa ha-
nompo ny Hebirio hianareo tahaky ny
nanompoany anareo: aoky hiseho ho lehi-
lahy hianareo, ka miadia.
10 Ary niady ny Filisitia, dia resy ny
Isiraely, ka samy nandositra ho any an-dainy
avy izy rehetra, ary marobe indrindra no
maty, dia lehilahy mandeha an-tongotra telo
alina no lavo tamy ny Isiraely.
11 Dia lasany *ny Filisitia* ny fiaran' An-
driamanitra, ary maty ny zanaky Ely roa
lahy, i Hofiny sy Finehasa.
12 Ary nisy lehilahy Beniamina nihiazaka-
zaka avy tamy ny miaramila, ka tonga tany
Silo androtriny hiany, triatra akanjo, ka
mikiosin-tany ny lohany.
13 Ary raha tonga izy, indro, i Ely nipe-
traka teo amy ny fikietrahana, ka niandry
teo amoron-dàlana, fa nangovitra ny fony
noho ny fiaran' Andriamanitra. Ary nony
tonga teo an-tanàna ralehilahy, ka nilaza
*ny filazany*, dia nidradradradra izay rehetra
teo an-tanàna.
14 Ary rehefa reny Ely ny feo fidradra-
dradrana, dia hoy izy, Inona no *hevitry* izany
feo fitabataban' izany? Ary lehy lehilahy
nanatona faingiana, ka nilaza taminy Ely.
15 Ary Ely efa valo amby sivy folo taona
taminy izay: ary efa pahina ny masony, ka
tsy nahita izy.
16 Ary hoy ny lehilahy taminy Ely, Izaho
no ilehy avy tany an-tafikia, ary andro any
hiany no nandosirako niala tamy ny miara-
mila. Ary hoy izy, Nanao ahoana izay
tany, anaka?
17 Dia namaly ny iraka, ka nanao hoe, Efa
nandositra ny Isiraely teo anoloany ny Fili-
sitia, ary marobe ny olona maty, ary ny
zanakao roa mirahalahy, i Hofiny sy Fine-
hasa, mba maty koa, ary efa lasany *ny
Filisitia* ny fiaran' Andriamanitra.
18 Ary nony nilaza ny amy ny fiaran'
Andriamanitra izy, dia lavo niantsilany
tamy ny fikietrahana teo anilany ny vava-
hady izy; dia folaka ny vozony, ka maty
izy; f' efa antitra ka mahavesatra izy. Ary
efa nitsara ny Isiraely efa-polo taona izy.
19 Ary ny vinantoni-vavy, vadiny Fineha-
sa, nanan' anaka, k' efa ho velona: ary nony
nandre ny filazana f'efa lasany *ny Filisitia*
ny fiaran' Andriamanitra, k'efa maty ny ra-
fozany sy ny vadiny, dia niondrikia izy, ka
narary nihietsi-jaza, f' efa ho velona izy.
20 Ary rehefa hiala-aina izy, dia niteny
ireny vehivavy nijanona teo anilany, ka
nanao taminy hoe, Aza matahotra; fa
velon-dahy hianao. Fa tsy namaly, na nitan-
driny izany, izy.
21 Dia nataony ny anarany ny zaza hoe,
Ikabodo; fa hoy izy, Afaka ny voninahitry ny
Isiraely; satria efa lasa ny fiaran' Andriama-
nitra, k'efa maty ny rafozany, sy ny vadiny.
22 Ary hoy izy, Afaka tamy ny Isiraely
ny voninahitra: fa lasa ny fiaran' Andria-
manitra.

## TOKO V.

Dia nalainy ny Filisitia ny fiaran' Andria-
manitra, ka nentiny niala tany Eben-ezera
ho any Asidôda.
2 Nony efa azony ny Filisitia ny fiaran'
Andriamanitra, dia nentiny ho any an-tra-
nony Dagona iny, ka napetrany teo anilany
Dagona.
3 Ary nony nifoha maraina koa ny olon'
Asidôda, indro, potraka niankohoka tamy ny
tany ny tavany Dagona teo tandrifiny ny
fiarany Iehôvah; dia nareniny ny olona i
Dagona, ka napetrany teo amy ny fitoerany
indray.
4 Ary nony nifoha tamy ny ampitso
indray izareo, indro, potraka niankohoka
tamy ny tany ny tavany Dagona teo tandri-
finy ny fiarany Iehôvah, ary tapaka teo
ambony ny tokonam-baravarana ny lohany
Dagona, sy ny fela-tànan-droa: fa ny vatany
Dagona hiany nitoètra ho azy.
5 Izany no tsy anitsahany ny mpisorony
Dagona, na izay miditra eo an-tranony

Dagona, ny tokonam-baravarany Dagona
any Asidôda intsony mandrak' andro any.
6 Fa ny tànany Iehôvah nampahory ny
olon' Asidôda, dia nandringiana azy, ka
namely azy tamy ny vay mivalan-dra, dia
any Asidôda sy ny fari-taniny.
7 Ary raha hitany ny olon' Asidôda fa nisy
izany, dia hoy izareo, Aza avela hitoetra eo
amintsikia ny fiaran' Andriamanitry ny
Isiraely: fa mavesatra amintsikia sy aminy
Dagona andriamanitsikia ny tànany.
8 Dia nanirak' olona izareo, ka nanangony
ny andriandahy rehetra amy ny Filisitia
hankeo aminy, ka hoy izareo, Ahoana no
hanavantsikia ny fiaran' Andriamanitry ny
Isiraely? Dia hoy izareo kosa, Aoka ho entina mandehandeha ho any Gata ny fiaran'
Andriamanitra. Dia nentiny nandehandeha ho any *Gata* ny fiaran' Andriamanitry
ny Isiraely.
9 Ary rehefa nentiny nandehandeha ny
fiara, dia namely ny tanàna ny tànany
Iehôvah, ka namono olona marobe indrindra,
dia namely ny olona teo an-tanàna, na kely
na lehibe, Izy, ka narary izareo, azony ny
vay mivalan-dra.
10 Ka dia nateriny ny olona ho any
Ekirôna ny fiaran' Andriamanitra. Ary
raha vao tonga tany Ekirôna ny fiaran' Andriamanitra, dia nitaraina ny olon-Ekirôna,
ka nanao hoe, Efa nentiny ny olona nandehandeha ho aty amintsikia ny fiaran' Andriamanitry ny Isiraely, hamono antsikia sy ny
olontsikia.
11 Dia nanirak'olona izareo, ka nanangony
ny andriandahy rehetra amy ny Filisitia, ka
nanao hoe, Ampandehano ny fiaran' Andriamanitry ny Isiraely, ary aoka ho entina ho
amy ny fitoerany hiany indray izany, mba
tsy hahafaty antsikia sy ny olontsikia: fa
nanerany ny tanàna avokoa ny areti-mahafaty, *ka* navesatr' indrindra teo ny tànan'
Andriamanitra.
12 Ary ny olona izay tsy maty, dia azony
ny vay mivalan-dra, ary ny fitarainany ny
teo an-tanàna niakatra ho any an-danitra.

## TOKO VI.

Ary ny fiarany Iehôvah nitoetra teo amy
ny tany Filisitia fito volana.
2 Ary ny Filisitia niantso ny mpisorona sy
ny mpisikidy, ka nanao hoe, Ahoana no
hanavantsikia ny fiarany Iehôvah? lazao
aminay izay hanaterantsikia izany ho amy
ny fitoerany.
3 Ary hoy izareo, Raha aterinareo ny
fiaran' Andriamanitry ny Isiraely, aza
aterina foana iny, fa atero dia atero ho Azy
izay fanatitra noho ny fahadisoana, dia ho
sitrana hianareo, ary ho fantatrareo izay tsy
amindrany ny tànany aminareo.
4 Dia hoy izareo, Inona àry no fanatitra
noho ny fahadisoana izay haterinay ho Azy?
Dia hoy izareo kosa, *Sarim*-bay volamena
dimy, sy totozy volamena dimy, araky ny
isany ny andriandahiny ny Filisitia: fa
aretin-dratsy iray hiany ny anareo rehetra
sy ny any ny andriandahinareo.
5 Koa manava sariny ny vainareo mivalan-dra, ary sariny ny totozinareo, izay
manimba ny tany; ary omeo voninahitra
ho an' Andriamanitry ny Isiraely, fa angamba hanamaivany ny tànany aminareo, sy
amin' andriamanitrareo, ary amy ny taninareo, Izy.
6 Ka nahoana no manasarotry ny fonareo
hianareo, toy ny nanasarotany ny olon-Ejipity sy Farao ny fony? raha nanao ny
fahagagana teo aminy Izy, dia tsy mba
nalefany ireny handeha va ny olona?
7 Ary ankehitriny, manava fiarakodia vaovao hianareo, ary alao ombi-vavy roa ampianahana, izay tsy mbola nasiana fampiasana, dia fehezo amy ny fiarakodia ny ombi-vavy, ka ento mody ny zanany hiala aminy.
8 Ary alao ny fiarany Iehôvah, k' apetraho
eo ambony ny fiarakodia, dia atavy eo anaty
vata eo anilany hiany ny fanaka volamena
izay aterinareo ho Azy, ho fanatitra noho
ny fahadisoana, ka ampandehano handeha
izany.
9 Ary izahao, raha miakatra amy ny làlana
eo amy ny fari-taniny mankany Beti-semesa izany, dia Izy no nanao izao ratsy
lehibe izao tamintsikia: fa raha tsy izany,
dia ho fantatsikia fa tsy ny tànany no
namely antsikia, *fa* omby aminy izay manjo
antsikia izany.
10 Dia nanao izany ny olona, ka nalainy
ombi-vavy roa ampianahana, dia nafehiny
tamy ny fiarakodia izy mikiambana, ka
narindriny teo an-trano ny zanany.
11 Dia napetrany teo ambony ny fiarakodia ny fiarany Iehôvah, sy ny vata,
ambany ny totozy volamena, sy ny sariny
ny vainy mivalan-dra.
12 Ary ny ombi-vavy nizotra mahitsy tamy

ny làlana mankany Beti-semesa, dia nan-
deha tamy ny làlam-be, ka nima teny am-
-pandehanana, ka tsy nania ho amy ny anka-
vanana, na ho amy ny ankavia, ary ny
andriandahiny ny Filisitia nanaraky ireny
hatramy ny fari-taniny Beti-semesa.
13 Ary ny Beti-semesa nijinja ny variny
teo an-dohasaha, f' efa fararano, dia nanan-
dratry ny masony izareo, ka nahita ny fiara,
dia faly izareo raha nahita izany.
14 Ary ny fiarakodia tonga tany an-tsa-
hany Iosioa olom-Beti-semesa, dia nijanona
teo, ary nisy vato makadiry teo: dia namaky
ny hazony ny fiarakodia izareo, ka nanatitry
ny ombi-vavy ho fanatitra hodorana ho any
Iehôvah.
15 Ary ny zana-Devy nampidiny ny fiarany
Iehôvah, sy ny vata izay nomba izany, izay
nitoerany ny fanaka volamena, ka napetrany
teo ambony ny vato lehibe, ary ny olom-
-Beti-semesa nanatitra fanatitra hodorana,
ka nanala-voady taminy izany andro izany
ho any Iehôvah.
16 Ary raha nahita izany ny andriandahy
dimy amy ny Filisitia, dia niverina ho any
Ekirôna taminy izany andro izany hiany
izareo.
17 Ary ireo no sarim-bay volamena na-
teriny ny Filisitia ho fanatitra noho ny
fahadisoana ho any Iehôvah; any Asidôda
iray, any Gaza iray, any Asikelôna iray, any
Gata iray, any Ekirôna iray;
18 Ary ny totozy volamena araky ny
isany ny tanàna rehetra amy ny Filisitia izay
any ny andriandahy dimy, ny tanàna mi-
rova, sy ny vohitra any ivelany, dia hatramy
ny *vato* lehibe any Abely, izay nametrahany
ny fiarany Iehôvah: *izany vato izany* mbola
any an-tsahany Iosioa olom-Beti-semesa
mandrak' andro any.
19 Dia namely ny olom-Beti-semesa Izy,
satria efa nijery ny fiarany Iehôvah izareo,
dia olona fito-polo amby dimy alina no maty
teo: dia nalahelo ny olona, satria namely
ny olona Iehôvah, ka marobe no maty.
20 Ary hoy ny olom-Beti-semesa, Iza moa
no mahajanona eo anoloany io Iehôvah
Andriamanitra masina io? ary iza no hia-
karany hiala amintsikia?
21 Dia nanirak' olona hankany amy ny
mponina any Kiriata-iearima izareo, ka
nanao hoe, Ny Filisitia efa nameriny ny
fiarany Iehôvah; midìna hianareo, ka ento
miakatra ho any aminareo izany.

## TOKO VII.

DIA nankeo ny olon-Kiriata-iearima, ka
nentiny niakatra ny fiarany Iehôvah, dia
nitondra iny ho any an-tranony Abinadaba
teo an-kavoana izareo, ka nanamasina any
Eleazara zanany *Abinadaba* mba hitandriny
ny fiarany Iehôvah.
2 Ary hatraminy izany andro izany, dia
nitoetra ela tany Kiriata-iearima ny fiarany
Iehôvah; dia roa-polo taona no nitoerany
teo: ary ny mpianakaviny Isiraely rehetra
nalahelo any Iehôvah.
3 Ary hoy Samioela tamy ny mpianaka-
viny Isiraely rehetra, ka nanao hoe, Raha
miverina ho aminy Iehôvah amy ny fonareo
rehetra hianareo, dia ario ireo andriamanitra
tsi-izy sy ireo Asitarôta ho afaka eo afovoana-
reo, ka amboary ny fonareo ho any Iehôvah,
ary aoky Izy hiany no ho tompoinareo, dia
hamonjy anareo amy ny tànany ny Filisitia
Izy.
4 Dia nanary ireo Bala sy Asitarôta ny
zanaky Isiraely, ary Iehôvah hiany no
tompoiny.
5 Ary hoy Samioela, Vorio ny Isiraely
rehetra ho any Mizipe, dia hangataka aminy
Iehôvah ho anareo aho.
6 Dia niangona tany Mizipe izareo, ka
nanovo rano, dia naidiny teo anatrehany
Iehôvah, ka nifady taminy izany andro
izany, ary hoy izareo teo, Efa nanota
taminy Iehôvah izahay. Ary Samioela
nitsara ny zanaky Isiraely tany Mizipe.
7 Ary rehefa reny ny Filisitia f'efa nivory
tany Mizipe ny zanaky Isiraely, dia niakatra
hamely ny Isiraely ny andriandahiny ny
Filisitia. Ary raha nandre izany ny zanaky
Isiraely kosa, dia natahotry ny Filisitia
izareo.
8 Ary hoy ny zanaky Isiraely taminy
Samioela, Aza mitsahatra mitaraina ho
antsikia aminy Iehôvah Andriamanitsikia,
mba hamonjy antsikia amy ny tànany ny
Filisitia Izy.
9 Dia naka zanak'ondry mbola minono i
Samioela, ka nateriny ho fanatitra hodo-
rana ho any Iehôvah avokoa iny, dia nita-
raina taminy Iehôvah ho any ny Isiraely
Samioela, ary nihaino azy Iehôvah.
10 Ary nony nanatitry ny fanatitra hodo-
rana i Samioela, dia nanatona ny Filisitia
hiady amy ny Isiraely, f'Iehôvah nampi-

kiotrokorana mafy tamy ny Filisitia, taminy
izany andro izany, ka resy izareo; dia maty
teo anoloany ny Isiraely izareo.
11 Ary ny lehilahy Isiraely nivoaka tany
Mizipe, dia nanenjiky ny Filisitia izareo,
ka namely azy mandra-pahatongany eo
ambany Beta-kara.
12 Ary Samioela naka vato, ka napetrany
teo anelanelany Mizipe sy Sena, ary ny
anarany nataony hoe, Eben-ezera, fa hoy
izy, Efa ne vonjeny Iehôvah mandrak'
ankehitriny isikia.
13 Dia resy ny Filisitia, ka tsy niverina ho
any amy ny fari-taniny ny Isiraely intsony
izareo; ary ny tànany Iehôvah nanohitry
ny Filisitia tamy ny andro rehetra niainan-
-TSamioela.
14 Ary ny tanàna izay efa nalainy ny Filisi-
tia tamy ny Isiraely, dia nampodina ho any
ny Isiraely indray, hatrany Ekirôna, ka ha-
trany Gata: ary ny fari-taniny koa nalainy
ny Isiraely tamy ny tànany ny Filisitia. Dia
nihiavana ny Isiraely sy ny Amôra.
15 Ary Samioela nitsara ny Isiraely tamy
ny andro rehetra niainany.
16 Ary nandeha nitety ny tany, hatrany
Betela sy Giligaly ary Mizipe, isan-taona
izy, ka nitsara ny Isiraely teo aminy ireny
fonenan-drehetr' ireny.
17 Ary ho any Rama no niverenany; fa
teo ny tranony, ary nitsara ny Isiraely teo
izy, ka nanao fivoadiana teo ho any Iehôvah.

## TOKO VIII.

ARY rehefa antitra i Samioela, dia nanao ny
zanany ho mpitsara ny Isiraely izy.
2 Ary Iôela no anarany ny lahi-matoany,
ary Abia no anarany ny faralahiny: mpi-
tsara tany Beriseba izareo.
3 Fa ny zanany tsy nanaraky ny làlan-
-drainy, fa nivily mitady vola aman-karena,
ka naka tamby izareo, ka nanao fitsarana
miangatra.
4 Ary ny loholony ny Isiraely rehetra
niangona, ka nankany Rama ho any aminy
Samioela.
5 Ary hoy izareo taminy, Indro, efa
antitra hianao, ary ny zanakao tsy mandeha
amy ny dianao; koa manendre mpanjaka
ho anay, mba hitsara anay tahaky ny fire-
nen-drehetra.
6 Fa tsy sitraky Samioela izany, raha hoy
izareo, Omeo mpanjaka izahay, hitsarany
anay. Dia nivavaka taminy Iehôvah i
Samioela.
7 Ary hoy Iehôvah taminy Samioela,
Henoy ny teniny ny olona aminy izay
rehetra no lazainy aminao; fa tsy nandà
anao izareo, f' Izaho no laviny tsy hanjaka
aminy.
8 Araky ny asa rehetra izay nataony
hatramy ny andro namoahako azy tany
Ejipity, ka hatramy ny andro any, izay
nahafoizany ahy, sy nanompoany ireo
andriamani-kafa, no anavany anao koa.
9 Ary ankehitriny, henoy ny teniny, kane-
fa tohero mafy izareo, ka asehoy azy ny
fanaony ny mpanjaka izay hanjaka aminy.
10 Dia nambarany Samioela tamy ny
olona izay nangataka mpanjaka taminy, ny
teny rehetra no lazainy Iehôvah.
11 Ary hoy izy, Izany no hataony ny
mpanjaka izay hanjaka aminareo: Haka ny
zanakareo-lahy izy, ka hanendry azy ho
mpitandriny ny fiarakodiany, ary ho mpi-
taingin-tsoavaliny, ary ny sasany hihiazaka-
zaka eo alohany ny fiarakodiany.
12 Ary *ny sasany* ho tendreny ho mpifehy
arivo, ary ho mpifehy dimam-polo, ary *ny
sasany* hiasa ny taniny, sy hijinja ny voka-
try ny tany, ary hanao ny fiadiany, sy ny
fanaka momba ny fiarakodiany.
13 Ary haka ny zanakareo-vavy ho mpa-
nao hanim-py, ary ho mpahandro sy
mpanendy, izy.
14 Ary haka ny sahanareo sy ny tanim-
-boalobokareo, sy ny volin-kazo-olivanareo,
dia ny tsara indrindra, izy, ka homeny
ho any ny mpanompony.
15 Ary haka ny fahafolony ny voanareo
sy ny tanim-boalobokareo izy, ka homeny
ho any ny mpifehiny sy ny mpanompony.
16 Ary haka ny ankizi-lahinareo sy ny
ankizi-vavinareo, sy ny zatovonareo tsara
indrindra, ary ny ampondranareo, izy, ka
hampanaviny ny asany hiany ireny.
17 Ary haka ny fahafolony ny ondrinareo
izy; dia ho mpanompony hianareo.
18 Ary hianareo hitaraina aminy izany
andro izany, noho ny mpanjakanareo izay
no fidinareo ho anareo, f' Iehôvah tsy hi-
haino anareo aminy izany andro izany.
19 Kanefa tsy naneky ny teniny Samioela
ny olona, fa hoy izareo, Tsia, fa aleonay
hiany hana-mpanjaka hanjaka aminay;
20 Mba hanahaky ny firenen-drehetra

izahay kosa, ary ny mpanjakanay hitsara anay,
sy hivoaka eo alohanay, ary hiady ny adinay.
21 Ary Samioela nihaino ny teny rehetra
no lazainy ny olona, dia nanambara ireny
ho reny Iehôvah izy.
22 Ary hoy Iehôvah taminy Samioela,
Henoy ny teniny, ka tendreo mpanjaka ho
azy. Ary hoy Samioela tamy ny lehilahy
Isiraely, Samia mandeha ho any amy ny
tanànany avy hianareo rehetra.

TOKO IX.

**Ary** nisy lehilahy Beniamina, ny anarany
hoe i Kisa, zanaky Abiela, zanaky Zerôra,
zanaky Bekorata, zanaky Afia, olom-Benia-
mina, *dia* lehilahy mahery miady izy.
2 Ary nanan-janaka-lahy izy, i Saola no
anarany, zatovo finidina, sady tsara-tarehy,
ka tsy nisy tsara-tarehy noho izy teo amy
ny zanaky Isiraely, *ary* lava noho ny olon-
-drehetra izy, hatramy ny soroka noho
miakatra.
3 Ary very ireo ampondrany Kisa rainy
Saola. Ary hoy Kisa taminy Saola zanany,
Analao mpanompo anankiray homba anao,
dia miaingià, ka mandehana hitady ny
ampondra.
4 Dia nandeha namaky ny tendrombohitra
Efiraima, ary namaky ny tany Salisa, izy, fa
tsy hitany izy roa lahy *ny ampondra;* dia
nandeha namaky ny tany Salima izareo, ary
tsy teo ireny; dia nandeha namaky ny ta-
niny ny Beniamina izy, fa tsy hitany izy roa
lahy ireny.
5 *Ary nony* tonga teo amy ny tany Ziofa
izareo, dia hoy Saola tamy ny mpanompony
izay nomba azy, Andeha isikia hiverina,
fandroa isikia no ahiny ny raiko, ka tsy ny
ampondra intsony.
6 Ary hoy izy taminy, Indro, misy lehila-
hin' Andriamanitra eo aminy io tanàn' io,
ary lehilahy malaza izy; izay rehetra no
lazainy, tanteraka tokoa.; koa andeha isikia
hankany, f' angamba hambarany antsikia
izay làlana mety halehantsikia.
7 Dia hoy Saola tamy ny mpanompony,
F' indro, raha hankany isikia, inona no ho
entintsikia ho an-dralehilahy? f' efa lany
izay mofo rehetra teo amy ny fitondran-
tsikia, ary tsy misy zavatr' omena ho entin-
tsikia ho any ny lehilahin' Andriamanitra:
f' inona no ananantsikia?
8 Dia namaly any Saola indray ny mpa-
nompo, ka nanao hoe, Indro, misy aty an-
-tànako ny fahefatry ny sekely volafotsy;
izany no homeko ny lehilahin' Andriamani-
tra, mba hilazany amintsikia izay làlana
mety halehantsikia.
9 Fahiny teo amy ny Isiraely, raha nisy
olona nandeha hanontany amin' Andria-
manitra, dia izany no nataony hoe, Avia, ka
andeha isikia hankany amy ny mpizaha:
f' izay atao ankehitriny hoe, Mpaminany,
no natao hoe, Mpizaha.
10 Dia hoy Saola tamy ny mpanom-
pony, Tsara ny teninao, andeha isikia
hankany. Dia lasa nankany an-tanàna,
izay nitoerany ny lehilahin' Andriamanitra,
izy roa lahy.
11 Ary nony niakatra hankany an-tanàna
izareo, dia nahita ankizi-vavy nivoaka
hantsaka izareo; ary hoy izareo taminy, Ato
hiany va ny mpizaha?
12 Dia namaly azy izareo, ka nanao hoe,
Ao hiany izy; indro, f' eo alohanao eo izy;
mandehana faingiana, fa tonga eo an-tanàna
anio izy, fa misy fanalamboady ataony ny
olona andro any eo amy ny fitoeran' avo:
13 Ary raha vao miditra an-tanàna hiana-
reo, dia ho hitanareo izy, dieny tsy mbola
miakatra hihinana eo amy ny fitoeran' avo
izy, fa tsy hihinana ny olona, dieny tsy
mbola tonga izy, f' izy no misaotra ny
fanalamboady, ary rehefa afak' izany, dia
mihinana izay nampiandranoina: koa
miakara hianareo ankehitriny; fa aminy
izao no hahitanareo azy.
14 Dia niakatra ho any an-tanàna izareo,
ary nony tonga teo an-tanàna izareo, indro,
nivoaka i Samioela hitsena azy, raha niaka-
tra ho any amy ny fitoeran' avo izy.
15 Ary Iehôvah efa nanambara any Samio-
ela, ny omaliny andro nahatongavany
Saola, k' efa nanao hoe,
16 Rahampitso toy izao, dia hampande-
haniko lehilahy anankiray avy amy ny tany
Beniamina ho aminao, ary hianao hanosotra
azy ho mpifehy ny Isiraely oloko, mba
hamonjy ny oloko amy ny tànany ny
Filisitia, f' efa no jereko ny oloko, satria
efa omby aty amiko ny fitarainany.
17 Ary raha hitany Samioela i Saola, dia
hoy Iehôvah taminy, Indro ny lehilahy izay
efa no lazaiko taminao: izy io no hanjaka
amy ny oloko.
18 Dia nanatona any Samioela i Saola teo

am-bavahady, ka hoy izy, Masìna hianao,
ambarao ahy izay tranony ny mpizaha.
19 Dia namaly any Saola i Samioela, ka
nanao hoe, Izaho no ilehy mpizaha: miakara
etsy hialoha ahy ho any amy ny fitoeran' avo;
fa hiara-hihinana amiko anio hianareo, ary
rahampitso, dia havelako handeha hianao, ka
ho lazaiko aminao izay rehetra eo am-ponao.
20 Ary ny amy ny ampondranao izay efa
very hateloan' izao, aza mba manahy ireny
hianao, f' efa hita ireny: ary iza no iriny
ny Isiraely rehetra? tsy hianao va, sy ny
mpianakavin-drainao rehetra?
21 Dia namaly Saola, ka nanao hoe, Tsy
olom-Beniamina v' aho, dia avy aminy izay no
kely indrindra eo amy ny fireneny Isiraely?
ary tsy kely indrindra ny mpianakaviko
v' eo amy ny mpianakaviny ny fireneny
Beniamina rehetra? ka nahoana no miteny
amiko toy izany hianao?
22 Dia naka any Saola, ambany ny mpa-
nompony, i Samioela, ka nitondra azy ho any
amy ny trano fanasana, dia nampipetraka
azy teo amy ny fitoerana malaza indrindra
teo aminy izay nampiandranoina, fa tokony
ho olona telo-polo izareo.
23 Ary hoy Samioela tamy ny mpanao
nahandro, Ento ny anjara izay efa nomeko
anao, izay nilazako taminao, hoe, Atavy eo
anilanao izany.
24 Dia nalainy ny mpanao nahandro ny
sorokaambany ny eo amboniny, ka napetrany
teo anoloany Saola: ary hoy *Samioela*, Indro,
izay sisa, atavy eo anoloanao, ka hano;
fa hatraminy izao ankehitriny izao no
nitehirizany izany ho anao hatrizay nana-
vako hoe, Efa nampiandrano ny olona aho.
Dia niara-nihinana taminy Samioela andro-
trizay i Saola.
25 Ary rehefa nidina teo amy ny fitoeran'
avo hankany an-tanàna izareo, dia niresaka
taminy Saola tany amy ny tafon-trano *i*
*Samioela.*
26 Dia nifoha maraina koa izareo: ary
nony nazava-ratsy ny andro, dia niantso any
Saola tany an-tampon-trano i Samioela, ka
nanao hoe, Miaingià, mba hampandehaniko
hianao. Dia niaingia i Saola, ka lasa nivoaka
ho any ala-trano izy roa lahy, izy sy Sa-
mioela.
27 Ary nony nidina teo amy ny farany ny
tanàna izareo, dia hoy Saola taminy Samio-
ela, Ampandehano eo alohantsikia ny mpa-
nompo, (dia lasa nandeha izy,) fa mijanòna
kely hianao, hanambarako anao ny tenin'
Andriamanitra.

## TOKO X.

Dia naka lovia feno solikia i Samioela, ka
naidiny teo an-dohany, dia nanoroka azy, ka
hoy izy, Tsy nanosotra anao v' Iehôvah ho
mpifehy ny lovany?
2 Anio, rehefa nisaraka tamiko hianao,
dia hahita roa lahy eo anilany ny fasan-
-DRahely eo amy ny fari-taniny ny Be-
niamina any Zeliza hianao, dia hilaza aminao
izareo hoe, Efa hita ny ampondra izay nan-
dehananao hitady ireny; ary, indro, tsy
manahy ny ampondra intsony ny rainao, fa
malahelo anareo izy, ka manao hoe, Inona
no hataoko amy ny zanako?
3 Dia handroso hiala any hiany hianao,
ka ho tonga eo amy ny hazo voamboana any
Tabora hianao, dia hifanena amy ny olona
telo lahy, izay miakatra ho amin' Andria-
manitra any Betela, hianao, ny anankiray
mitondra zanak' osy telo, ary ny anankiray
mitondra ampempa mofo telo, ary ny anan-
kiray mitondra divay iray tavoahangy:
4 Dia hiarahaba anao izareo, ka hanome
anao ny ampempa mofo roa, dia ho raisinao
amy ny tànany izany.
5 Rehefa afak' izany, dia ho tonga any an-
-tendrombohitr' Andriamanitra hianao, izay
itoerany ireo mpiambina Filisitia: ary raha
tonga any an-tanàna hianao, dia hifanena
amy ny mpaminany maro mirai-dia midina
any amy ny fitoeran' avo hianao, ka *hisy*
*hitondra* valiha, sy amponga, sy sodina, ary
lokanga, eo alohany, dia haminany izareo.
6 Ary hahery aminao ny Fanahiny Iehôvah,
ka hiara-haminany hianao sy izareo, dia
hody olon-kafa hianao.
7 Ary rehefa tonga aminao ireo famanta-
ran' ireo, dia atavy izay azo hataony ny
tànanao, fa Andriamanitra momba anao.
8 Ary hidina eo alohako ho any Giligaly
hianao; ary indro, izaho hidina ho any
aminao, mba hanatitra fanatitra hodorana
sy hanatitra fanatitra fisaorana; hafitoan' an-
dro no hitoeranao mandra-pahatongavako
aminao: dia ho lazaiko aminao izay hataonao.
9 Ary raha vao nihiodina niala taminy
Samioela izy, dia nomen' Andriamanitra fo
hafa izy: ary ireny famantaran-drehetr'
ireny no tonga androtrizay.
10 Ary raha tonga tany an-tendrombohitra

izareo, indro, ny mpaminany maro mirai-dia
nifanena taminy; dia nahery ny Fanahin'
Andriamanitra taminy, dia naminany teo
aminy ireny izy.
11 Ary raha hitany izay rehetra nahalala
azy fahiny, f' indro naminany teo amy ny
mpaminany izy, dia nifampilaza ny olona
hoe, Inona no izany tonga amy ny zanaky
Kisa izany? i Saola koa va mba namany ny
mpaminany?
12 Ary ny anankiray teo namaly, ka
nanao hoe, F' iza moa no rainy ireny? Ka
dia efa fitenenan' olona hoe, I Saola koa va
mba namany ny mpaminany?
13 Ary rehefa nitsaha-naminany Saola, dia
nankeo amy ny fitoeran' avo izy.
14 Ary hoy ny rahalahin-drainy Saola
taminy, sy tamy ny mpanompony, Taiza no
nalehanareo? Ary hoy izy, Hitady ny am-
pondra: ary raha tsy hitanay ireny, dia
nankany aminy Samioela izahay.
15 Ary hoy ny rahalahin-drainy Saola,
Masìna hianao, lazao amiko izay no lazainy
Samioela taminao.
16 Dia hoy Saola tamy ny rahalahin-
-drainy, Nilaza dia nilaza taminay izy, f'
efa hita ny ampondra. Fa ny amy ny
fanjakana izay no lazainy Samioela tsy mba
nambarany azy.
17 Ary Samioela niantso ny olona hian-
gona ho aminy Iehôvah ho any Mizipe,
18 Ka nanao tamy ny zanaky Isiraely hoe,
Izany no lazainy Iehôvah Andriamanitry ny
Isiraely, Izaho efa nampiakatry ny Isiraely
avy tany Ejipity, ka namonjy anareo tamy
ny tànany ny olon-Ejipity, sy tamy ny
tànany ny fanjakan-drehetra, ary tamy ny
mpampahory anareo.
19 Ary hianareo efa nandà an' Andria-
manitrareo andro any, Izay namonjy anareo
tamy ny falahelovanareo sy ny fahorianareo
rehetra; dia nanao taminy hoe hianareo,
Tsia, fa tendreo mpanjaka ho anay. Ary
ankehitriny, mijanòna eo anatrehany Iehôvah
araky ny firenenareo sy ny arivonareo.
20 Dia nampanatony ny fireneny Isiràely
rehetra i Samioela, ary ny fireneny Benia-
mina nalaina.
21 Dia nampanatony ny fireneny Benia-
mina, araky ny mpianakaviny, izy, ary ny
mpianakaviny Matiry nalaina. Dia nalaina
i Saola zanaky Kisa; ary raha nitady azy
izareo, dia tsy hitany izy.
22 Dia nanontany taminy Iehôvah indray
izareo, na omby eo ralehilahy, na tsia. Dia
hoy Iehôvah, Indro, miery eo amy ny
entana izy.
23 Dia nihiazakazaka izareo, ka naka azy
teo, ary rehefa nitsangana teo amy ny olona
izy, dia lava noho ny olon-drehetra izy,
hatramy ny soroka noho miakatra.
24 Ary hoy Samioela tamy ny olon-
-drehetra, Hitanareo v' izay no fidiny Ie-
hôvah, fa tsy misy manahaka azy eo amy ny
olon-drehetra? Dia nihioby ny olon-dre-
hetra, ka nanao hoe, Ho ela velona anie ny
mpanjaka.
25 Ary Samioela nilaza ny lalàny ny
fanjakana tamy ny olona, dia nanoratry
izany teo amy ny taratasy, ka napetrany
teo anatrehany Iehôvah. Ary samy nampo-
diny Samioela ho any an-tranony avy ny
olon-drehetra.
26 Ary Saola kosa nandeha nody ho any
Gibea, ary nomba azy ny olona maro mirai-
-dia, izay voa tsindrin' Andriamanitra ny
fony.
27 Fa hoy ny zanaky Belialy, Hataony io
lehilahy io ahoana no hamonjy anay? Ary
nanaratsy azy izareo, ka tsy nitondra
zavatra homena azy. Fa nody tsy nitan-
driny izany izy.

TOKO XI.

Dia niakatra i Nahasa, avy tamy ny zanaky
Amôna, ka nitoby teo tandrifiny Iabesa-
-Gileada: dia hoy ny olon-Iabesa rehetra
taminy Nahasa hoe, Manava fanekena
aminay, dia hanompo anao izahay.
2 Dia hoy Nahasa zanaky Amôna, Izany
no hanavako fanekena aminareo: hamo-
tsitry ny maso-ankavananareo rehetra aho,
ka hataoko izany ho latsany ny Isiraely
rehetra.
3 Dia hoy ny loholony Iabesa taminy,
Omeo andro hafitoana izahay, mba hanira-
hanay olona ho any amy ny fari-taniny ny
Isiraely rehetra, ary raha dia tsy misy
olona hamonjy anay, dia hivoaka ho any
aminao izahay.
4 Dia tonga tany Gibea any Saola ireo
iraka, ka nanambara ny teniny ho reny ny
olona; dia nanandratry ny feony, ka nito-
many, ny olon-drehetra.
5 Ary, indro, tonga i Saola manaraky ny
omby avy tany an-tsaha, ka hoy Saola,

Nahoana no mitomany ny olona? Dia
nambarany azy ny teniny ny olon-Iabesa.
6 Dia nahery ny Fanahin' Andriamanitra
taminy Saola raha nandre izany teny izany
izy, dia nirehitr' indrindra ny fahatezerany.
7 Dia naka omby roa izy, dia no tetitete-
hiny, ka nampitondrainy tamy ny tànan'
olon-kirahina ho amy ny fari-taniny ny
Isiraely rehetra, ka nanao hoe, Na iza na
iza no tsy mivoaka hanaraka any Saola sy
Samioela, dia toy izany hatao amy ny om-
biny. Dia latsaka tamy ny olona ny fataho-
rana any Iehôvah, dia niara-nivoaka izareo.
8 Ary raha nanisa azy tany Bezeka izy,
dia telo hetsy ny isany ny zanaky Isiraely,
ary telo alina ny isany ny olon-Ioda.
9 Ary hoy izareo taminy ireo iraka izay
tonga teo, Izany no ho lazainareo amy ny
olon-Iabesa-Gileada, hoe, Rahampitso, nony
mihiafana ny andro, dia hisy hamonjy
anareo. Ary tonga ireo iraka, ka nanam-
bara izany tamy ny olon-Iabesa; dia faly
izareo.
10 Ary hoy ny olon-Iabesa, Rahampitso
no hivoahanay ho aminareo, dia hataonareo
aminay izay rehetra sitra-ponareo.
11 Ary nony maraina, dia nataony Saola
ho telo toko ny olona, dia tonga teo
afovoany ny toby tamy ny fiambenana
maraina izareo, ka namono ny olon' Amôna
mandra-pahafanany ny andro: ary ny sisa
naely, ka tsy nisy olona roa niara-nitoetra.
12 Ary hoy ny olona taminy Samioela,
Iza moa no nanao hoe, I Saola moa no
hanjaka aminay? atolory ireny olon' ireny
mba ho vonoinay izareo.
13 Ary hoy Saola, Tsy misy olona ho
vonoina anio: fa andro any no nanavany
Iehôvah famonjena teo amy ny Isiraely.
14 Ary hoy Samioela tamy ny olona,
Avia, andeha isikia hankany Giligaly, ka
hanavao ny fanjakana any.
15 Dia lasa ny olon-drehetra nankany
Giligaly; ary tany Giligaly no nanavany
any Saola ho mpanjaka, teo anatrehany
Iehôvah; ary tany no nanaterany fanatitra
fisaorana teo anatrehany Iehôvah, dia nifaly
indrindra teo i Saola sy ny olon' Isiraely
rehetra.

TOKO XII.

Ary hoy Samioela tamy ny Isiraely rehetra,
Indro, izaho efa nihaino ny teninareo
taminy izay rehetra no lazainareo tamiko,
k' efa nanendry mpanjaka hanapaka anareo.
2 Ary ankehitriny, indro, ny mpanjaka
mandeha eo anatrehanareo: f' izaho efa
antitra k' efa fotsi-volo; ary, indro, eo
aminareo ireo zanako, ary izaho efa nan-
deha teo anatrehanareo, fony vao zaza aho,
ka mandrak' andro any.
3 Indro, inty aho; lazao eo anatrehany
Iehôvah, sy ny voa hosotrany: vositr' iza
no nalaiko? sa ampondran' iza no nalaiko?
sa iza no fitahiko, sa iza no nampahoriko,
sa tànan' iza no nandraisako tambitamby,
hahajambany ny masoko? dia honerako ho
anareo izany.
4 Ary hoy izareo kosa, Hianao tsy mba
namitaka anay, na nampahory anay, na
naka zavatra tamy ny tànan' olona na iray
akory aza.
5 Dia hoy izy taminy, Vavolombelona
hiampanga anareo Iehôvah, ary vavolom-
belona andro any ny voa hosotrany, fa
tsy hitanareo zavatra na kely akory teo
an-tànako. Dia nanao hoe izareo, Vavo-
lombelona *Izy*.
6 Ary hoy Samioela tamy ny olona, Ie-
hôvah no nanandratra any Mose sy Arona,
ary Izy no nampiakatry ny razanareo hiala
amy ny tany Ejipity.
7 Ary ankehitriny, mijanòna, mba handa-
harako teny aminareo eo anatrehany Ie-
hôvah, milaza ny asa marina rehetra izay
nataony Iehôvah taminareo sy ny raza-
nareo.
8 Rehefa nankany Ejipity Iakôba, ka
nitaraina taminy Iehôvah ny razanareo, dia
nirahiny Iehôvah i Mose sy Arona, izay
namoaky ny razanareo tany Ejipity, ka
namponina azy teo aminy io fonenan' io.
9 Ary raha nanadino any Iehôvah Andria-
maniny izareo, dia namidiny ho any an-
-tànany Sisera, mpifehy ny miaramilany
Hazora, izareo, sy ho any an-tànany ny
Filisitia, ary ho any an-tànany ny mpan-
jaka any Moaba, ary ireny niady taminy.
10 Dia nitaraina taminy Iehôvah izareo,
ka nanao hoe, Efa nanota izahay, satria
nahafoy any Iehôvah izahay, ka nanompo
ireo Bala, sy Asitarota, fa ankehitriny
vonjeo amy ny tànany ny fahavalonay
izahay, dia hanompo anao izahay.
11 Ary Iehôvah naniraka any Ieriobala,
sy Bedana, sy Iefita, ary Samioela, dia
namonjy anareo tamy ny tànany ny faha-

valonareo manodidina Izy, ka nitoetra soa
aman-tsara hianareo.
12 Ary raha hitanareo, fa avy hiady ami-
nareo i Nahasa mpanjaky ny zanaky Amôna,
dia hoy hianareo tamiko, Tsia, fa aoky
hisy mpanjaka hanjaka aminay; kanefa Ie-
hôvah Andriamanitrareo no mpanjakanareo.
13 Ary ankehitriny, indro ny mpanjaka
izay no fidinareo sy izay nangatahinareo!
ary indro, f' Iehôvah nanendry mpanjaka
hanapaka anareo.
14 Raha hatahotra any Iehôvah hianareo,
ka hanompo Azy, ary hihaino ny feony, ka
tsy hiodina hanohitry ny didiny Iehôvah;
dia haharitra hanaraka any Iehôvah Andria-
manitrareo hianareo, ambany ny mpanjaka
izay manjaka aminareo.
15 Fa raha tsy hihaino ny teniny Ie-
hôvah hianareo, fa hiodina hanohitry ny
didiny Iehôvah, dia hanohitra anareo kosa
ny tànany Iehôvah tahaky ny nanoherany
hiany ny razanareo.
16 Koa ankehitriny, mijanòna, ka jereo io
zava-dehibe io, izay hataony Iehôvah eo
imasonareo:
17 Tsy fararanom-bary va andro any?
izaho hiantso any Iehôvah, ary Izy hanisy
kotrokorana sy orana, dia ho hitanareo ka
ho fantatrareo, fa lehibe ny ratsinareo, izay
nataonareo teo imasony Iehôvah, raha nan-
gataka mpanjaka hianareo.
18 Dia niantso any Iehôvah i Samioela,
ary Iehôvah nanisy kotrokorana sy orana
taminy izany andro izany; dia natahotra
any Iehôvah indrindra, dia any Samioela
koa, ny olon-drehetra.
19 Ary hoy ny olon-drehetra taminy
Samioela, Mangataha aminy Iehôvah An-
driamanitrao, ho any ny mpanomponao,
fandroa maty izahay: f' efa nanao *io* ratsy
*io* hanampy ny fahotanay rehetra izahay,
ka nangataka mpanjaka ho anay.
20 Ary hoy Samioela tamy ny olona, Aza
matahotra: efa nanao izany ratsy rehetr'
izany hianareo; kanefa *rahatrizay*, aza
mivily amy ny fanarahana any Iehôvah amy
ny fonareo rehetra;
21 Eny, aza mivily hianareo: fa dia
hanaraky ny zava-poana hianareo, izay tsy
mahasoa na mahavonjy; fa zava-poana
ireny.
22 F' Iehôvah tsy hahafoy ny olony, noho
ny halehibeny ny anarany, satria sitraky
Iehôvah hanangana anareo ho olony.
23 Ary ny amiko, sanatria raha hanota
aminy Iehôvah aho, ka hitsahatra hangataka
ho anareo: f' izaho hampianatra anareo
làlana tsara sy mahitsy.
24 Fa matahora any Iehôvah hiany hia-
nareo, ary aoky Izy hiany no ho tom-
poinareo marina amy ny fonareo rehetra:
fa hevero fa manao ahoana ny zava-dehibe
nataony ho anareo.
25 Fa raha tàhiny mbola hanao ratsy
hiany hianareo, dia haringiana hianareo,
ambany ny mpanjakanareo.

## TOKO XIII.

NANJAKA herintaona i Saola; ary rehefa
nanjaka roa taona tamy ny Isiraely izy,
2 Dia nifantina telo arivo lahy tamy ny
Isiraely Saola; ny roa arivo lahy nitoetra
taminy Saola tany Mikimasa sy tany an-
-tendrombohitra Betela, ary ny arivo lahy
nitoetra taminy Iônatana tany Gibea any
Beniamina: ary ny olona sisa no samy
nampodiny ho any an-daïny avy.
3 Ary Iônatana namely ireo mpiambina
Filisitia, izay tany Geba, ary nandre izany
ny Filisitia. Ary Saola nampaneno ny trom-
petra teo amy ny tany rehetra, ka nanao
hoe, Aoka handre ny Hebirio.
4 Dia nandre ny Isiraely rehetra, f' efa
namely ny mpiambina Filisitia i Saola,
k' efa nanao-tena ho halany ny Filisitia kosa
ny Isiraely. Dia nantsoina ny olona hana-
raka any Saola ho any Giligaly.
5 Dia niangona ny Filisitia mba hiady
amy ny Isiraely, *mitondra* kalesy telo
alina, sy mpitaingin-tsoavaly enin' arivo,
ary olona marobe, tahaky ny fasikia izay
eo amoron-dranomasina: dia nandeha izareo,
ka nitoby tany Mikimasa atsinanany Beti-
-avena.
6 Raha hitany ny olon' Isiraely, fa tery
izareo, (satria ory indrindra ny olona,)
dia niery ny olona tany an-dava-tany, sy
tany an-kirihitrala, sy tany am-batolampy,
sy tany am-pitoera-mafy, ary tany an-johy.
7 Ary ny Hebirio *sasany* lasa nita any Iori-
dany hankany amy ny tany Gada sy
Gileada. F'i Saola mbola tany Giligaly
hiany, ary ny olon-drehetra nanaraka azy
mangovitra.
8 Ary niandry hafitoana izy, araky ny
fotoan' andro nataony Samioela; f'i

Samioela tsy mbola tonga tany Giligaly;
ary ny olona niely nandao any *Saola*.
9 Ary hoy Saola, Ento aty amiko ny
fanatitra hodorana sy ny fanatitra fisaorana;
ary izy nanatitry ny fanatitra hodorana.
10 Ary rehefa nateriny ny fanatitra hodo-
rana, indro, avy Samioela, ary Saola
nivoaka hitsena azy mba hiarahaba azy.
11 Ary hoy Samioela, Nanao inona
hianao? Ary hoy Saola, Satria hitako fa
niely nandao ahy ny olona, ka tsy tonga
tamy ny fotoan' andro hianao, ary nian-
gona ny Filisitia tany Mikimasa;
12 Dia hoy izaho, Hidina ankehitriny
ny Filisitia hamely ahy aty Giligaly, ary
tsy mbola nangataka taminy Iehôvah aho:
dia sahy hiany aho, ka nanatitra fanatitra
hodorana.
13 Ary hoy Samioela taminy Saola, Efa
nanao adaladala hianao; tsy nitandriny
ny didiny Iehôvah Andriamanitrao izay
nandidiany anao hianao: f' Iehôvah nikiasa
ankehitriny hampitoetry ny fanjakanao amy
ny Isiraely mandrakizay.
14 Fa tsy haharitra ankehitriny ny fanja-
kanao: Iehôvah efa nitady lehilahy ho Azy
araky ny sitra-pony, ary izy no voa
tendriny Iehôvah ho mpifehy ny olony,
satria tsy nitandriny izay nandidiany Ie-
hôvah anao hianao.
15 Dia niaingia i Samioela, ka niala tany
Giligaly hankany Gibea any Beniamina.
Ary Saola nanisa ny olona izay nomba azy,
tokony ho enin-jato lahy.
16 Ary Saola sy Iônatana zanany ambany
ny olona izay nomba azy roa lahy, nitoetra
tany Geba any Beniamina (fa ny Filisitia
nitoby tany Mikimasa).
17 Ary ny mpandrava nivoaka tamy ny
tobiny ny Filisitia natao ho telo toko: ny
an-tokony anankiray nivily ho amy ny làlana
mankany Ofira ho amy ny tany Sioala:
18 Ary ny an-tokony anankiray nivily ho
amy ny làlana mankany Beti-horona: ary
ny an-tokony hafakoa nivily ho amy ny
làlana mankany amy ny fari-tany manan-
drify ny lohasaha Zeboima manatriky ny
efitra.
19 Ary tsy nisy mpanefi-vy na iray akory
aza teo amy ny tany Isiraely rehetra: fa
hoy ny Filisitia, Fandroa manao sabatra na
lefona ny Hebirio.
20 Fa nidina ho any amy ny Filisitia ny
Isiraely rehetra, samy hanasa ny fangadiny
avy, sy ny fiasany, sy ny famakiny, ary ny
fihiadian-taniny.
21 Nefa nanana tsofa izareo hanasany ny
fihiadian-tany, sy ny fiasana, sy ny fitsin-
drona, sy ny famaky, ary handranitany ny
fanindronana.
22 Ary tamy ny andro fiadiana tsy nisy
sabatra na lefona hita teo an-tànany ny
olon-drehetra, izay nomba any Saola sy
Iônatana; fa taminy Saola sy Iônatana
zanany hiany no nisy.
23 Ary ny mpiambina Filisitia nivoaka ho
amy ny fidirana any Mikimasa.

## TOKO XIV.

Ary tamy ny andro anankiray, dia hoy
Iônatana zanaky Saola tamy ny zatovo
mpitondra ny fiadiany hoe, Avia, ka aoka
handeha isikia hankany amy ny mpiambina
Filisitia izay any an-koatra. Fa tsy nilaza
tamy ny rainy izy.
2 Ary Saola nitoetra teo amy ny fari-
-taniny Gibea teo ambany ny hazo voasari-
-be-voa, izay any Migirôna: ary ny olona
izay nomba azy dia tokony ho enin-jato lahy;
3 Ary *nomba azy* koa i Ahia, zanaky
Ahitioba, rahalahiny Ikabodo, zanaky Fine-
hasa, zanaky Ely, mpisorona any Iehôvah
tany Silo, mitafy efoda. Ary tsy fantatry
ny olona fa lasa Iônatana.
4 Ary teo anelanelany ny fidirana izay
nitadiavany Iônatana hankany amy ny mpi-
ambina Filisitia, nisy vatolampy maranitra
tany an-dany ety, ary vatolampy maranitra
koa tany an-dany ery: ary ny anarany ny
anankiray hoe, i Bozezy, ary ny anarany
ny anankiray koa hoe, i Sene.
5 Ny anankiray aminy ireo vatolampy
ireo miakatra mianavaratra manandrify any
Mikimasa, ary ny anankiray kosa mianatsimo
manandrify any Geba.
6 Ary hoy Iônatana tamy ny zatovo mpi-
tondra ny fiadiany, Avia, ka aoka handeha
isikia hankany aminy ireo mpiambina tsy
voa fora ireo; angamba homba antsikia
Iehôvah, fa tsy misy mahasakana any Ie-
hôvah hamonjy na amy ny maro na amy ny
vitsy.
7 Ary hoy ny mpitondra ny fiadiany ta-
miny kosá, Atavy izay rehetra eo am-ponao:
mandrosoa hianao; indro, homba anao hiany
aho araky ny sitra-ponao.

8 Ary hoy Iônatana, Indro, hankany aminy
ireo olon' ireo isikia, ka hiseho aminy isikia.
9 Raha tàhiny izany no ataony amintsikia
hoe, Tomoera mandra-pahatongavanay any
aminareo; dia hitoetra eo amy ny fitoerantsikia hiany isikia, ka tsy hiakatra hankany
aminy.
10 Fa raha izany no ataony hoe, Miakara
ety aminay; dia hiakatra isikia: fa hatolotry
Iehôvah ho any an-tànantsikia izareo: ary
izany ho famantarana ho antsikia.
11 Dia niseho taminy ireo mpiambina Filisitia izy roa lahy, dia hoy ny Filisitia,
Indro, ny Hebirio mivoaka any an-davaka
izay niereny.
12 Dia namaly any Iônatana, sy ny mpitondra ny fiadiany, ireo mpiambina, ka nanao
hoe, Miakara aty aminay; dia haneho anareo
zavatra izahay. Dia hoy Iônatana tamy ny
mpitondra ny fiadiany, Manaraha ahy: f' efa
natolotry Iehôvah ho any an-tànany ny
Isiraely izareo.
13 Ary Iônatana nananikia, ka nandady,
ary ny mpitondra ny fiadiany nanaraka azy:
dia lavo teo anatrehany Iônatana izareo;
ary ny mpitondra ny fiadiany namono teo
aoriany.
14 Ary tokony ho roa-polo lahy no maty
am-boalohany, izay no vonoiny Iônatana sy
ny mpitondra ny fiadiany, teo amy ny tany
tokony ho antsasaky ny akera, izay azon'
omby roa ho hadina.
15 Ary nisy hovotra teo an-toby tany an--tsaha, sy teo amy ny olon-drehetra; ny
mpiambina sy ny mpandrava, samy nangovitra izareo kosa, dia nihiorohoro ny
tany, fa hovotra avy tamin' Andriamanitra
izany.
16 Dia nitazana ireo mpiambina no tendreny
Saola tany Gibea any Beniamina; ary indro,
lasa niely ny olo-marobe, ka nandeha nifamely be hiany.
17 Dia hoy Saola tamy ny olona izay
nomba azy, Isao ankehitriny, k' izahao izay
niala tamintsikia. Ary raha voa isa izareo,
indro, tsy teo Iônatana sy ny mpitondra ny
fiadiany.
18 Ary hoy Saola taminy Ahia, Ento aty
ny fiaran' Andriamanitra. Fa teo amy ny
zanaky Isiraely fahizany ny fiaran' Andriamanitra.
19 Ary raha mbola niresaka tamy ny
mpisorona i Saola, dia nandroso ka nitombo
ny fitabatabana izay teo amy ny tobiny ny
Filisitia: dia hoy Saola tamy ny mpisorona,
Esory ny tànanao.
20 Ary Saola sy ny olon-drehetra izay
nomba azy, niangona, ka tonga teo
amy ny ady, ary indro, samy namely ny
namany avy tamy ny sabatra *ny Filisitia*
rehetra, ka be dia be no maty.
21 Ary koa, ny Hebirio *izay* efa nitoetra
teo amy ny Filisitia talohany izany, k' efa
niara-niakatra taminy ho any an-toby avy
tamy ny tany manodidina, dia niray tamy
ny Isiraely izay nomba any Saola sy Iônatana izareo kosa.
22 Ary ny lehilahy Isiraely rehetra izay
niery tany an-tendrombohitra Efiraima,
raha nandre izareo f' efa nandositra ny
Filisitia, dia nanenjikia azy fatratra tamy ny
ady izareo koa.
23 Ary namonjy ny Isiraely taminy izany
andro izany Iehôvah: dia lasa hatrany Beti--avena ny ady.
24 Dia ory ny olon' Isiraely taminy izany
andro izany: f' efa nampianiana dia nampianiany ny olona i Saola, ka nanao hoe,
Hozonina izay olona homan-kanina mandra--pahariva ny andro, hamaliako ny fahavaloko. Ka dia tsy nisy olona nitendry
hanina na iray akory.
25 Ary ny olon-drehetra tompon-tany nankany an-ala: ary nisy tantely teo ambony ny
tany.
26 Ary rehefa tonga tany an-ala ny olona,
indro, nitete tantely; fa tsy nisy olona
nanangany ny tànany ho amy ny vavany:
fa natahotry ny fampianianana ny olona.
27 F' Iônatana tsy nandre f' efa nampianiany ny olona ny rainy: dia naninjitry
ny tendrony ny tsorakazo izay teny an-tànany izy, ka nanoboky iny teo amy ny tohon--tantely, dia nanangany ny tànany ho amy
ny vavany, ka dia nihiratra ny masony.
28 Dia namaly ny olon' anankiray, ka
nanao hoe, Ny rainao efa nampianiana dia
nampianiany ny olona, ka nanao hoe, Hozonina izay olona homan-kanina andro any.
Ary efa reraka ny olona.
29 Dia hoy Iônatana, Efa nampahory ny
tany ny raiko: jereo ankehitriny ny fihiratry
ny masoko, satria nanandrana kely taminy
itoy tantely itoy aho:
30 Mainkia raha tàhiny ny babo izay efa
azony tamy ny fahavalony no nihinanany
ny olona andro any, dia tsy be lavitra va
ny Filisitia voa vono?

31 Ary namely ny Filisitia izareo taminy
izany andro izany, hatrany Mikimasa, ka
hatrany Aialôna, ary efa rerak' indrindra
ny olona.
32 Dia nametsaky ny babo ny olona, ka
naka ondry, sy omby, sy zanak' omby, ka no
vonoiny teo ambony ny tany: ka dia no
haniny ny olona ireny amban-drany.
33 Dia nisy nilaza taminy Saola, ka nanao
hoe, Indro, ny olona manota aminy Iehôvah,
fa mihinan-javatra misy ra izareo. Dia hoy
izy, Efa nanota hianareo; kodiavo vato lehibe
ho aty amiko andro any.
34 Ary hoy Saola, Mieleza eo amy ny olona
hianareo, ka lazao aminy hoe, Samia mitondra
ny ombiny avy ho aty amiko hianareo
rehetra, ary samia mitondra ny ondriny avy,
dia vonoy eto, ka hano, ary aza manota aminy
Iehôvah, ka mihinan-javatra misy ra, hia-
nareo. Ary ny olon-drehetra samy niton-
dra ny ombiny avy niaraka taminy, taminy
izany alin' izany, ka no vonoiny teo.
35 Dia nanao fivoadiana ho any Iehôvah
i Saola: izany no fivoadiana voalohany no
nataony ho any Iehôvah.
36 Ary hoy Saola, Andeha isikia hidina
hanenjiky ny Filisitia nony alina, dia hamabo
azy ambara-pahazava ny andro, ka tsy ha-
siantsikia miangana izareo na iray akory.
Ary hoy izareo, Atavy izay sitra-ponao. Dia
hoy ny mpisorona, Andeha isikia hanatona
an' Andriamanitra eto.
37 Dia nanontany tamin' Andriamanitra i
Saola, hoe, Hidina hanenjiky ny Filisitia
v'aho? hatolotrao any an-tànany ny Isiraely
v'ireo? F' Izy tsy namaly azy fahizay.
38 Ary hoy Saola, Manatòna ety hianareo
loholona rehetra, ary fantaro k' izahao, izay
nanavany io ota io andro any:
39 Fa raha velona koa Iehôvah, Izay na-
monjy ny Isiraely, na dia Iônatana zanako
no hahitany iny, dia ho vonoina tokoa izy.
Fa tsy nisy namaly azy na iray akory tamy
ny olon-drehetra.
40 Dia hoy izy tamy ny Isiraely rehetra,
Hianareo ho an-dany iray, ary izaho sy Iôna-
tana zanako kosa ho an-dany hafa. Ary hoy
kosa ny olona taminy Saola, Atavy izay
sitra-ponao.
41 Ary hoy Saola taminy Iehôvah, Andria-
manitry ny Isiraely, Asehoy ny marina. Ary
Saola sy Iônatana no nalaina, fa afaka ny olona.
42 Ary hoy Saola, Ampilokay aho sy Iô-
natana zanako. Ary Iônatana no nalaina.
43 Dia hoy Saola taminy Iônatana, Am-
barao izay nataonao. Dia nambarany Iôna-
tana taminy, ka nataony hoe, Nanandrana
tantely kely tamy ny tendrony ny tsorakazo
izay tety an-tànako aho, ary indro, ho
maty aho!
44 Ary hoy Saola, Hanao izany anie An-
driamanitra, ary mihoatra noho izany koa,
fa ho maty tokoa hianao, ry Iônatana.
45 Dia hoy ny olona taminy Saola, Ho
maty v' Iônatana, izay nanao izany famon-
jen-dehibe izany tamy ny Isiraely? Sanatria
izany. Raha velona koa Iehôvah, tsy hisy
singiam-bolony na iray akory aza ho latsaka
amy ny tany, f' efa niara-niasa tamin'
Andriamanitra andro any izy. Dia namonjy
any Iônatana ny olona, ka tsy maty izy.
46 Dia niakatra i Saola tamy ny nanenje-
hany ny Filisitia: ary ny Filisitia kosa
nankany amy ny fitoerany.
47 Dia no azony Saola ny fanjakany ny Isi-
raely, ka niady tamy ny fahavalony rehetra
manodidina izy, dia tamy ny Môaba, sy ny za-
naky Amôna, sy ny Edoma, sy ny mpanjaka
any Zoba, ary ny Filisitia; k' izay rehetra
nalehany no reseny.
48 Ary nanangona miaramila izy, dia na-
mely ny Amaleka izy, ka namonjy ny Isiraely
tamy ny tànany izay namabo azy.
49 Ary ireo no zanaka-lahiny Saola, Iôna-
tana, sy Isivy, sy Malikisoa: ary ireo no
anarany ny zanani-vavy roa, i Meraba no
anaran-dramatoa, ary Mikaly no anarany ny
zandriny.
50 Ary ny anarany ny vadiny Saola hoe, i
Ahinoama, zanaka-vaviny Ahimaza, ary ny
anarany ny mpifehy ny miaramilany hoe, i
Abinera, zanaky Nera rahalahin-drainy
Saola.
51 Ary Kisa no rainy Saola, ary zanaky
Abiela i Nera, rainy Abinera.
52 Ary mafy ny ady tamy ny Filisitia tamy
ny andro rehetra nanjakany Saola, ary
na aiza na aiza nahitany Saola izay olona
matanjaka ka mahery miady, dia nalainy ho
azy izy rehetra.

## TOKO XV.

ARY hoy Samioela taminy Saola, Iehôvah
naniraka ahy hanosotra anao ho mpanjaky
ny Isiraely olony: ary ankehitriny, mihai-
noa tsara ny feony ny teniny Iehôvah hianao:
2 Izany no lazainy Iehôvah Tompony ny

maro, Tsaroviko izay nataony ny Amaleka
tamy ny Isiraely, ahoana nanotrehany azy
tany an-dàlana, raha niakatra niala tany
Ejipity izareo.
3 Mandehana ankehitriny, ka mameleza
ny Amaleka, dia aringiano avokoa ny fana-
nany rehetra, ka aza tsitsina izareo, fa vonoy
na lahy na vavy, na zaza bodo, na zaza
minono, na omby na ondry, na angamena-
vava na ampondra.
4 Dia nanangony ny olona i Saola, ka nanisa
azy tany Telaima, dia roa hetsy ny olo-man-
deha an-tongotra, ary iray alina ny lehilahy
Ioda.
5 Dia tonga i Saola tany an-tanànany ny
Amaleka, ka nanotrikia teo an-dohasaha.
6 Ary hoy Saola tamy ny zanaky Kena,
Mandehana, mialà; midìna hiala amy ny
Amaleka hianareo, fandroa haringiako hia-
nareo hiaraka aminy, fa hianareo nanisy soa
ny zanaky Isiraely rehetra, raha nivoaka tany
Ejipity izareo. Ka dia niala tamy ny Ama-
leka ny zanaky Kena.
7 Dia namely ny Amaleka i Saola, hatrany
Havila, ka hatrany Siora izay manandrify
any Ejipity.
8 Dia nalainy velona i Agaga mpanjaky
ny Amaleka, fa ny olon-drehetra naringiany
tamy ny lelan-tsabatra.
9 F'i Saola sy ny olona niantra any Agaga,
sy ny tsara indrindra amy ny ondry sy ny
omby, sy ny biby mifahy sy ny zanak' ondry,
ambany izay tsara rehetra, ka tsy nety nan-
dringiany ireny izareo, fa ny zava-dratsy
rehetra sy ny tsy tiany no naringiany avokoa.
10 Dia nankeo aminy Samioela ny teniny
Iehôvah, ka nanao hoe,
11 Manenina Aho no nanao any Saola ho
mpanjaka Aho, fa niodina tsy nanaraka Ahy,
ka tsy nankato ny didiko, izy. Dia nampa-
lahelo any Samioela izany; ka nitaraina ta-
miny Iehôvah mandritry ny alina izy.
12 Ary raha nifoha maraina koa hitsena
any Saola i Samioela, dia nambara taminy
Samioela, ka natao hoe, Efa tonga tany Kari-
mela i Saola, ary indro, manao fitoerana ho
azy izy, ary nandehandeha manodidina izy,
dia nandroso, ka lasa nidina ho any Giligaly.
13 Dia nankany aminy Saola i Samioela,
ary hoy Saola taminy, Ho tahiny Iehôvah anie
hianao, efa nankato ny didiny Iehôvah aho.
14 Ary hoy Samioela, Inona anefa izany
fibarareoky ny ondry eo amy ny sofiko izany,
ary ny fimany ny omby izay reko?
15 Ary hoy Saola, Nitondra ireny avy tany
amy ny Amaleka izareo, fa ny olona namela
izay ondry sy omby tsara indrindra hatao
fanalamboady ho any Iehôvah Andriamani-
trao; ary ny sisa no naringianay avokoa.
16 Dia hoy Samioela taminy Saola, Andraso
kely, dia hambarako aminao izay no lazainy
Iehôvah tamiko halina. Ary hoy izy taminy,
Lazao àry.
17 Ary hoy Samioela, Raha mbola kely teo
imasonao hianao, tsy *natao ho* lohany ny
fireneny Isiraely va hianao? ary tsy nano-
sotra anao ho mpanjaky ny Isiraely v' Ie-
hôvah?
18 Ary Iehôvah naniraka anao handeha,
ka nanao hoe, Mandehana, ka aringiano avo-
koa ny Amaleka mpanota, ary miadia aminy
mandra-pahalany izareo.
19 Ka nahoana hianao no tsy nanaraky
ny teniny Iehôvah, fa ninia naka babo, ka
nanao ratsy teo imasony Iehôvah?
20 Ary hoy Saola taminy Samioela, Eny,
nanaraky ny teniny Iehôvah hiany aho, ka
nandeha taminy izay nanirahany Iehôvah
ahy, dia nitondra any Agaga mpanjaky ny
Amaleka, ka nandringiany ny Amaleka re-
hetra aho.
21 Fa nangalany ny olona izay ondry sy
omby efa no baboina, dia ny tsara aminy izay
tokony haringiany, mba hatao fanalamboady
ho any Iehôvah Andriamanitrao any Giligaly.
22 Ary hoy Samioela, Sitraky Iehôvah moa
ny fanatitra hodorana sy ny fanalamboady
toy izay manaraky ny teniny Iehôvah?
Indro, ny manaraka no tsara lavitra noho
ny fanalamboady, ary ny mihaino no tsara
lavitra noho ny taviny ny ondri-lahy.
23 Fa ny miodina *toy* ny fahotany ny odi-
-mahery, ary ny ditra *toy* ny heloka sy ny
manompo sampy. Satria efa nandà ny
teniny Iehôvah hianao, dia no laviny kosa
tsy ho mpanjaka intsony hianao.
24 Ary hoy Saola taminy Samioela, Efa
nanota aho: f' efa nandiky ny teniny Iehôvah,
sy ny teninao, aho, fa natahotry ny olona
aho, ka nanaraky ny teniny hiany.
25 Ary ankehitriny, masìna hianao, mamelà
ny heloko, ka miverena miaraka amiko in-
dray mba hivavahako aminy Iehôvah.
26 Ary hoy Samioela taminy Saola, Tsy
hiverina hiaraka aminao aho, f' efa nandà
ny teniny Iehôvah hianao, ary Iehôvah kosa
efa nandà anao tsy ho mpanjaky ny Isiraely
intsony.

27 Ary nony nihiodina handeha i Samioela,
dia no hazoniny *Saola* ny sisin-dambany, ka
triatra.
28 Dia hoy Samioela taminy Saola, Iehô-
vah efa nandriatry ny fanjakany ny Isiraely
ho afaka aminao, k' efa nomeny iny ho any
ny namanao izay tsaratsara kokoa noho
hianao.
29 Ary koa, tsy handaingia na hanenina ny
Heriny ny Isiraely: fa tsy olona Izy, hanenina.
30 Dia hoy izy, Efa nanota aho, masìna
hianao, omeo voninahitra aho ankehitriny
eo anatrehany ny loholoko, sy eo anatre-
hany ny Isiraely, ka miverena miaraka ami-
ko indray mba hivavahako aminy Iehôvah
Andriamanitrao.
31 Dia niverina hanaraka any Saola i Sa-
mioela, ary Saola nivavaka taminy Iehôvah.
32 Ary hoy Samioela, Entonareo aty ami-
ko i Agaga mpanjaky ny Amaleka. Dia
nankeo aminy *Samioela* i Agaga, falifaly.
Ary hoy Agaga, Lasa tokoa ny ngidiny ny
fahafatesana.
33 Ary hoy Samioela, Toy ny nahafoananao
anaka ny vehivavy maro tamy ny sabatrao
no hahafoanan' anaka ny reninao kosa eo
amy ny vehivavy. Dia no tetitetehiny Sa-
mioela i Agaga teo anatrehany Iehôvah tany
Giligaly.
34 Dia nankany Rama i Samioela: ary
Saola kosa niakatra ho any an-tranony any
Gibea any Saola.
35 Ary tsy namangy any Saola intsony
Samioela, hatramy ny andro fahafatesany:
fa nalahelo any Saola hiany Samioela.
Ary Iehôvah nanenina no nanao any Saola
ho mpanjaky ny Isiraely Izy.

## TOKO XVI.

Ary hoy Iehôvah taminy Samioela, Mandra-
-pahoviana no halahelovanao any Saola? *tsy
hitanao va* f' efa laviko tsy ho mpanjaky ny
Isiraely intsony izy? fenoy solikia ny tan-
drokao, ka mandehana, Izaho haniraka anao
ho aminy Iese olom-Beti-lehema: fa teo
amy ny zanany no nahitako mpanjaka ho
Ahy.
2 Ary hoy Samioela, Hataoko ahoana no
fandeha? ka raha reny Saola izany, tsy ho
vonoiny v' aho? Ary hoy Iehôvah, Miton-
drà vantotr' omby hianao, ka atavy hoe, Avy
hanala-voady ho any Iehôvah aho.
3 Ary antsoy Iese mba hankeo amy ny
fanalamboady, dia hatoroko anao izay ha-
taonao, ary hianao hanosotra ho Ahy izay
lehilahy hambarako aminao.
4 Ary Samioela nanao izay no lazainy
Iehôvah, dia tonga tany Beti-lehema. Ary
nangovitra ny loholony ny tanàna nony avy
izy, ka hoy izareo, Fihiavanana va nihia-
vianao?
5 Ary hoy izy, Fihiavanana hiany; hanala-
-voady ho any Iehôvah no nihiaviako: ha-
sino-tena, ary andeha hiaraka amiko han-
kamy ny fanalamboady. Dia nanamasina
any Iese sy ny zanany izy, ka niantso azy
hankamy ny fanalamboady.
6 Ary nony tonga izareo, dia nijery any
Eliaba izy, ka hoy izy, Ny voa hosotry Ie-
hôvah eto anatrehany tokoa.
7 Fa hoy Iehôvah taminy Samioela, Aza
mijery ny tarehiny, na ny hahavony ny
tenany; satria efa nandà azy Aho, f' Iehô-
vah tsy *mijery* toy ny fijerin' olona, fa ny
olona mijery ny miseho eo ivelany, f' Iehô-
vah kosa mijery ny fo.
8 Ary Iese niantso any Aminadaba, dia
nampandalo azy teo anatrehany Samioela.
Ary hoy izy, Tsy itoy no finidiny Iehôvah.
9 Dia nampandalo any Sama koa Iese.
Ary hoy izy kosa, Tsy mba no finidiny
Iehôvah izy io.
10 Ary nampandalo ny zanany fito lahy
teo anatrehany Samioela Iese. Ary hoy
Samioela taminy Iese, Tsy mba no finidiny
Iehôvah ireo.
11 Ary hoy Samioela taminy Iese, Eto
avokoa va ny zanakao rehetra? ary hoy izy,
Ny faralahy no sisa, ary indro, miandry
ondry izy. Dia hoy Samioela taminy Iese,
Maniraha haka azy: fa tsy hipetraka isikia
ambara-pahatongany eto.
12 Dia naniraka izy, ka nitondra azy hi-
ditra, ary mena-tava izy, sady tsara-tarehy,
no mahatehizaha. Ary hoy Iehôvah, Mi-
tsangàna, hosory izy: f' ilehio no izy.
13 Dia naka ny tandroka feno solikia i
Samioela, ka nanosotra azy teo amy ny ra-
halahiny: dia vao latsaka taminy Davidy
ny Fanahiny Iehôvah, hatraminy iny andro
iny. Dia nitsangana i Samioela, ka nan-
kany Rama.
14 Ary ny Fanahiny Iehôvah niala taminy
Saola, ary fanahy ratsy avy taminy Iehôvah
nampahory azy.
15 Ary hoy ny mpanompo any Saola ta-

miny, Indro, ankehitriny ny fanahy ratsy
avy amin' Andriamanitra mampahory anao.
16 Aoky ny tomponay ankehitriny handidy ny mpanomponao izay eo anatrehanao hitady olona izay mahay mitendry lokanga : ary raha latsaka aminao ny fanahy ratsy avy amin' Andriamanitra, dia hitendry *lokanga* amy ny tànany izy, ka ho tsara hiany hianao.
17 Ary hoy Saola tamy ny mpanompony, Izahao àry olona izay mahay mitendry tsara, ka ento ho aty amiko.
18 Dia namaly ny mpanompony anankiray, ka nanao hoe, Indro, ny anankiray amy ny zanaky Iese olom-Beti-lehema no hitako mahay mitendry, ary lehilahy mahery, sy mpiady, ary hendry amy ny raharaha, sy olon-tsara-tarehy, ary Iehôvah momba azy.
19 Dia nanirak' olona i Saola ho any aminy Iese, ka nanao hoe, Ampandehano ho aty amiko i Davidy zanakao izay miandry ondry.
20 Dia nalainy Iese ampondra mitondra mofo sy divay eran-tavoahangy, ary zanak' osy, ka nampitondrainy any Davidy zanany ho any Saola.
21 Dia nankany aminy Saola i Davidy, ka nijanona teo anatrehany : ary tiany indrindra izy, ka tonga mpitondra ny fiadiany izy.
22 Ary nanirak' olona i Saola ho any aminy Iese, ka nanao hoe, Masìna hianao, aoky hitoetra eo anatrehako i Davidy, fa nahita soa teo imasoko izy.
23 Ary raha latsaka taminy Saola ny fanahy *ratsy* avy tamin' Andriamanitra, dia nalainy Davidy ny lokanga, ka no tendreny tamy ny tànany ; dia velombelona ka tsara hiany Saola, ary ny fanahy ratsy niala taminy.

## TOKO XVII.

Ary ny Filisitia nanangony ny miaramilany hiady, dia niangona izareo tany Soko izay any Ioda, ka nitoby teo anelanelany Soko sy Azeka, dia tany Efesi-damima.
2 Ary Saola sy ny lehilahy Isiraely nivory, ka nitoby teo amy ny lohasaha any Ela, ka nandahatry ny miaramilany hiady amy ny Filisitia.
3 Ary ny Filisitia nijanona teo an-daniny teny an-tendrombohitra, ary ny Isiraely nijanona teo an-daniny kosa teny an-tendrombohitra, ary lohasaha no teo anelanelany izy roa tonta.
4 Ary nisy lehilahy mpihaikia anankiray nivoaka tamy ny tobiny ny Filisitia, ny anarany hoe, i Goliata, avy tany Gata, enina hakihio sy irain-jehy no halavany.
5 Ary nisatroka fiarovan-doha varahina izy, ary fiarovan-tena varahina no tafiny : ary ny lanjany lehy fiarovan-tena varahina sekely dimy arivo.
6 Ary nanan' aron-tongotra varahina tamy ny tongony, ary fiarovan-tratra varahina tamy ny sorony, izy.
7 Ary ny zaran-defony tahaky ny vodi-tenony ny mpanenona ; ary ny lanjany ny lela-lefony vy sekely enin-jato ; ary nisy mpitondra ny ampingiany nandeha teo alohany.
8 Ary nijanona izy, dia niantso ny miaramilany ny Isiraely izy, ka nanao taminy hoe, Nahoana hianareo no mivoaka handahatry ny miaramilanareo hiady ? tsy lehilahy Filisitia v' aho, ary hianareo mpanompo any Saola ? fidio lehilahy anankiray hianareo, ary aoky izy hidina ety amiko.
9 Raha mahaleo miady amiko izy, ka mahafaty ahy, dia ho mpanomponareo izahay ; fa raha resiko izy, ka matiko, dia ho mpanomponay hianareo, ka hanompo anay.
10 Ary hoy lehy Filisitia, Izaho mihaiky ny miaramilany ny Isiraely andro any : omeo lehilahy aho hifampiadianay roa lahy.
11 Raha reny Saola sy ny Isiraely rehetra izany teniny lehy Filisitia izany, dia nivadi-po ka natahotr' indrindra izareo.
12 Ary Davidy, zanaky lehy olon-Efirata tany Beti-lehema any Ioda, Iese no anarany, izy ; ary nanan-janaka valo lahy *Iese :* ary izy mba natao isany ny olona anti-panahy tamy ny androny Saola.
13 Ary ny zanaky Iese telo lahy zoky nandeha nanaraka any Saola hankany an-tafikia ; ary ny anarany ny zanany telo lahy izay nandeha tany an-tafikia, i Eliaba no lahi-matoa, ary Abinadaba no lahy aivo, ary Sama no fahatelony.
14 Ary Davidy no fara-lahy : ary ny telo lahy zoky nanaraka any Saola.
15 F' i Davidy nandeha, dia niverina hiala aminy Saola, mba hiandry ny ondrin-drainy any Beti-lehema.
16 Ary lehy Filisitia nanatona marain-tsi-hariva, dia efa-polo andro nisehoany.

17 Ary hoy Iese taminy Davidy zanany,
Alao eran' efaha aminy io vary voa endy io
sy ireo ampempa folo ireo ho any ny raha-
lahinao, ka ento faingiana ho any an-toby
bo any amy ny rahalahinao;
18 Ary ireo ronono-mandry folo ireo ento
ho any ny mpifehy ny arivo, ary izahao na
tsara hiany ny rahalahinao, ka alao ny
fampitànana azy.
19 Ary Saola sy izy telo lahy, ambany ny
lehilahy Isiraely rehetra, nitoetra tany an-
-dohasaha any Ela, ka niady tamy ny Filisitia.
20 Ary Davidy nifoha maraina koa, dia
namela ny ondry tamy ny mpiandry, dia
naka *ny entany* izy, ka nandeha araky izay
nandidiany Iese azy; dia tonga teo amy
ny toby izy, raha nivoaka hiady ny mia-
ramila, ka nanakora ho amy ny ady izareo.
21 Dia nilahatra nifanatrikia ny mia-
ramilany ny Isiraely sy ny Filisitia.
22 Ary Davidy namela ny entany teny
an-tànany ny mpitandriny ny entana, dia
nihiazakazaka ho any amy ny filaharany ny
miaramila, dia tonga ka niarahaba ny raha-
lahiny izy.
23 Ary raha niresaka taminy izy, indro,
dia niakatra ilehy lehilahy mpihaikia Fi-
lisitia avy tany Gata, ny anarany hoe, i
Goliata, avy tamy ny miaramila Filisitia,
dia niteny araky ny teny fahiny hiany izy,
ary nandre i Davidy.
24 Ary ny lehilahy Isiraely rehetra, raha
nahita ny lehilahy izareo, dia nandositra
azy, ka natahotr' indrindra.
25 Ary hoy ny lehilahy Isiraely, Efa hita-
nareo v' io lehilahy io izay efa miakatra?
hihaiky ny miaramilany ny Isiraely tokoa
no iakarany; ary izay lehilahy mahafaty
azy, dia homeny ny mpanjaka harem-be-
-vava izy, ka homeny ny zanani-vavy ho va-
diny, ka hataony afaka eo amy ny Isiraely
ny mpianakavin-drainy.
26 Ary Davidy niteny tamy ny olona, izay
nijanona teo anilany, ka nanao hoe, Aho-
ana no hatao aminy izay lehilahy mahafaty
io lehilahy Filisitia io, ka mahafa-tondromaso
ny Isiraely? f' iza moa io lehilahy Filisitia
tsy voa fora io no hihaiky ny miaramilan'
Andriamanitra mahavelona?
27 Dia namaly ny olona araky izany teny
izany hiany, ka nanao hoe, Izany k' izany
hatao aminy izay lehilahy mahafaty azy.
28 Ary Eliaba zokiny nandre azy niteny
tamy ny olona; dia nirehitra ny faha-
tezerany Eliaba taminy Davidy, ka hoy
izy, Nahoana hianao no nidina hankaty?
ary iza no namelanao ireny ondry vitsy
ireny any an-efitra? fantatro ny fiavonavo-
nanao, sy ny haditry ny fonao; fa hizaha ny
ady no nidinanao.
29 Ary hoy Davidy, Naninona moa anke-
hitriny izao aho? Moa tsy mety?
30 Dia niala teo aminy hankany amy ny
sasany koa izy, ka niteny tahaky ny teo
hiany: dia namaly azy ny olona tahaky ny
teo hiany indray.
31 Ary raha reny ny olona ny teny izay
nataony Davidy, dia nambarany teo anatre-
hany Saola, dia naniraka haka azy izy.
32 Ary hoy Davidy taminy Saola, Aza
avela ho reraka ny fony ny olona noho
ilehio; ny mpanomponao handeha, ka hiady
aminy io lehilahy Filisitia io.
33 Ary hoy Saola taminy Davidy, Tsy
hainao handeha hiady aminy io lehilahy
Filisitia io, fa mbola tanora-fanahy hianao,
ary izy olo-mpiady hatrizay niainany.
34 Ary hoy Davidy taminy Saola, Ny
mpanomponao niandry ny ondrin-drainy,
dia tonga teo liona sy biby bera, ka nan-
drapaka zanak' ondry tamy ny ondry.
35 Dia nivoaka hanenjikia azy aho, ka
namely azy, ka nalaiko ny zanak' ondry
tamy ny vavany, ary nony nanohitra ahy
izy, dia no hazoniko tamy ny somony, dia
nasiako, ka matiko.
36 Ny liona sy ny biby bera no vonoiny
ny mpanomponao: ary io lehilahy Filisitia
tsy voa fora io, dia hataoko tahaky ny
anankiray aminy ireo, fa nihaiky ny mia-
ramilan' Andriamanitra mahavelona izy.
37 Ary hoy Davidy indray, Iehôvah izay
namonjy ahy tamy ny tànany ny liona sy
tamy ny tànany ny biby bera, no hamonjy
ahy amy ny tànany io lehilahy Filisitia
io. Dia hoy Saola taminy Davidy, Man-
dehana, ary Iehôvah homba anao anie.
38 Dia nampiakanjo any Davidy ny akanjo
fiadiany hiany Saola, ka nataony teo an-
-dohany fiarovan-doha varahina, dia nam-
pitafy fiarovan-tena azy izy.
39 Ary Davidy nanikiny ny sabatrany
tamy ny akanjo fiadiany, dia nanandrana
nandeha, fa tsy mbola zatry izany izy; ary
hoy Davidy taminy Saola, Tsy afa-mandeha
aminy ireo aho, fa tsy mbola zatry izany
aho; dia nanala izany Davidy.
40 Ary nitondra ny tehiny teny an-tànany

izy, ka nifantina vato kilonjy dimy teo
amy ny renirano, ka nataony teo anatiny
ny kitapo-mpiandri-ondry izay nentiny, ary
teo anatiny ny posin' akanjony; ary ny an-
tsamotadiny teny an-tànany, dia nanatony
lehy Filisitia izy.
41 Ary lehy Filisitia nandeha, ka nanatona
any Davidy; ary ny lehilahy mpitondra ny
ampingiany nialoha azy.
42 Ary raha nijerijery lehy Filisitia, ka
nahita any Davidy, dia nianjonanjona
taminy, fa tanora-fanahy izy, sady mena-
-tava, no tsara-tarehy.
43 Ary hoy lehy Filisitia taminy Davidy,
Alikia v' aho no hatoninao amy ny tehina
aho? dia nanozona any Davidy lehy Fili-
sitia, tamy ny *anarany* ireo andriamaniny.
44 Ary hoy lehy Filisitia taminy Davidy,
Mankanesa aty amiko, dia homeko ny voro-
-manidina sy ny biby any an-tsaha ny
nofonao.
45 Ary hoy kosa i Davidy taminy lehy
Filisitia, Hianao manatona ahy amy ny
sabatra aman-defona sy ny ampingia, f' izaho
kosa manatona anao amy ny anarany Ie-
hôvah Tompony ny maro, Andriamanitry ny
miaramilany ny Isiraely, izay no haikainao.
46 Andro any hanolorany Iehôvah anao
ho any an-tànako, ary izaho hamely anao, ka
hanapaky ny lohanao, dia homeko ny voro-
-manidina sy ny biby dia eo ambony ny
tany, ny fatiny ny miaramila Filisitia andro
any, mba ho fantatry ny tany rehetra, fa
misy Andriamanitra tokoa eo amy ny
Isiraely.
47 Ary io fiangonan-drehetr' io hahalala
fa tsy sabatra aman-defona no amonjeny
Iehôvah, fa any Iehôvah ny ady, ary Izy
hanolotra anareo any an-tànanay.
48 Ary rehefa nitsangana ilehy Filisitia,
dia avy izy, ka nanatona hitsena any
Davidy, dia nandeha faingiana i Davidy, ka
nihiazakazaka hanatony ny filaharany ny
miaramila, hitsena ny lehilahy Filisitia.
49 Ary nanisy ny tànany teo an-kitapo
i Davidy, ka naka vato teo, dia nataony
tamy ny antsamotady, ka nahavoa ilehy
Filisitia tamy ny handriny izy, dia nilentikia
tamy ny handriny ny vato, ka lavo nian-
kohoka tamy ny tany izy.
50 Ka dia resiny Davidy tamy ny vato sy
ny antsamotady lehy Filisitia, dia namely
lehy Filisitia izy, ka matiny izy, kanjo tsy
nisy sabatra teny an-tànany Davidy.
51 Ary nihiazakazaka i Davidy, dia nija-
nona teo ambony lehy Filisitia, dia nalainy
ny sabatrany, ka no tsoahany tamy ny
tranony, dia no vonoiny izy, ka no tapahiny
ny lohany. Ary rehefa hitany ny Filisitia
fa maty ny lehilahiny mahery, dia nan-
dositra izareo.
52 Ary ny lehilahy Isiraely sy Ioda ni-
tsangana, dia nanakora, ka nanenjiky ny
Filisitia izareo hatrany an-dohasaha, sy
hatramy ny vavahadiny Ekirôna, dia lavo
ny voa tamy ny Filisitia teo amy ny làlana
mankany Saraima, dia hatrany Gata ka ha-
trany Ekirôna.
53 Ary ny zanaky Isiraely niverina tamy
ny nanenjehany ny Filisitia, ka namabo ny
tobiny.
54 Ary Davidy nitondra ny lohany lehy
Filisitia, dia nentiny ho any Ieriosalema; fa
ny fiadiany nataony teo anatiny ny lainy.
55 Ary rehefa hitany Saola i Davidy nan-
deha hiady amy ny lehilahy Filisitia, dia
hoy izy taminy Abinera mpifehy ny mia-
ramila, Ry Abinera, zana-jovy moa io zaza
io? Ary hoy Abinera, Raha velona ny
ainao, ry mpanjaka, tsy fantatro.
56 Dia hoy ny mpanjaka, Anontanionao
zana-jovy moa io zaza io?
57 Ary raha niverina tamy ny namonoany
ny lehilahy Filisitia i Davidy, dia nalainy
Abinera izy, ka nentiny ho eo anatrehany
Saola, mitondra ny lohany ny lehilahy
Filisitia eny an-tànany.
58 Ary hoy Saola taminy, Zana-jovy moa
hianao, ry zatovo? Ary hoy Davidy, Zanaky
Iese olom-Beti-lehema mpanomponao aho.

## TOKO XVIII.

Ary rehefa nitsahatra niteny taminy Saola
izy, dia niray ny fanahiny Iônatana sy ny
fanahiny Davidy, ary Iônatana tia azy toy
ny ain-tena hiany.
2 Dia nalainy Saola izy taminy izany andro
izany, ka tsy navelany hody ho any an-tra-
non-drainy intsony izy.
3 Ary Davidy sy Iônatana nifanao fane-
kena, satria efa tia azy toy ny ain-tena hiany
*Iônatana.*
4 Ary Iônatana nanala ny lambany izay
no tafiny, ka nomeny any Davidy izany,
ambany ny fitafiany *rehetra*, dia hatramy ny
sabatrany, sy ny tsipìkiany, ary ny fisiki-
nany aza.

5 Ary Davidy nivoaka ho aminy izay
rehetra no nanirahany Saola azy, ary nahay
nitondra-tena tsara izy, ka nataony Saola ho
mpifehy ny miaramila izy, ary nahita soa
teo imasony ny olon-drehetra, ary teo imasony
ny mpanompo any Saola koa.
6 Ary nony tonga izareo, rehefa niverina
tamy ny namonoany ny lehilahy Filisitia i
Davidy, dia nivoaka ny vehivavy tamy ny
tanànany Isiraely rehetra, mihira sy mandihy,
hitsena any Saola mpanjaka, mitondra
amponga, dia faly ka manao miosikia.
7 Ary nifamaly ny vehivavy mihira, ka
nanao hoe, I Saola nahafaty arivo arivo,
ary Davidy *nahafaty* alin' alina.
8 Dia tezitr' indrindra i Saola, ka tsy
tiany izany fiteny izany; dia hoy izy, Ny
any Davidy nataony alin' alina, fa ny ahy
nataony arivo arivo hiany; k' inona no ho
azony indray, afa tsy ny fanjakana?
9 Ary Saola nangarikia any Davidy hatraminy
izany andro izany no mandroso.
10 Ary nony maraina, dia latsaka taminy
Saola ny fanahy ratsy avy tamin' Andriamanitra,
dia naminany teo afovoany ny
trano izy: ary Davidy nitendry lokanga
tamy ny tànany tahaky ny fahiny hiany,
ary nisy lefona teny an-tànany Saola.
11 Dia natsipiny Saola ny lefona, fa hoy
izy, Hamely any Davidy miboroaka hatramy
ny lafin-trano aho. F' i Davidy nisorok'
indroa teo anatrehany.
12 Ary natahotra any Davidy Saola,
satria nomba azy Iehôvah, f' i Saola
nialany.
13 Dia no roahiny Saola hiala aminy izy,
ka nataony ho mpifehy arivo, ka dia
nivoaka sy niditra teo alohany ny olona izy.
14 Ary nahay nitondra-tena tsara i Davidy
taminy izay rehetra nalehany, ary Iehôvah
nomba azy.
15 Ary rehefa hitany Saola fa nahay
nitondra-tena tsara izy, dia natahotra azy
izy.
16 Fa ny Isiraely sy ny Ioda rehetra
tia any Davidy, satria nivoaka sy niditra
teo alohany izy.
17 Ary hoy Saola taminy Davidy, Indro,
i Meraba zanako-vavy matoa homeko ho
vadinao, fa mahereza hiany amiko hianao,
ka miadia ny adiny Iehôvah. Fa hoy
Saola, Aoky tsy hanendry azy ny tànako, fa
aoky ny tànany ny Filisitia no hamely azy.
18 Ary hoy Davidy taminy Saola, Iza
moa aho, ary inona moa ny aiko, na ny
mpianakavin-draiko eo amy ny Isiraely, no
ho vinantony ny mpanjaka aho?
19 Fa tamy ny andro tokony homena i
Meraba zanaka-vaviny Saola ho vadiny
Davidy, dia nomena ho vadiny Adiriela olo-
-Mehola izy.
20 Ary Mikialy zanaka-vaviny Saola tia
any Davidy: dia nambara taminy Saola,
ka nahafaly any Saola izany.
21 Ary hoy Saola, Homeko azy izy, mba
ho famandrihiana azy, ary mba hanoherany
ny tànany ny Filisitia azy. Ary hoy Saola
taminy Davidy, Andro any ho vinantoko
hianao manam-bady anankiray aminy izy
roa mirahavavy.
22 Ary hoy Saola tamy ny mpanompony,
Miresaha aminy Davidy mangingina, ka
atavy hoe, Ankasitrahany ny mpanjaka
hianao, ary ny mpanompon-drehetra tia
anao; ary avia ankehitriny mba ho vinantony
ny mpanjaka hianao.
23 Ary ny mpanompo any Saola dia nilaza
izany teny izany taminy Davidy. Ary hoy
Davidy, Ataonareo ho zavatra kely va ny
ho vinantony ny mpanjaka? tsy hitanareo
va fa olo-malahelo ka no ratsina aho?
24 Dia nambarany ny mpanompo any
Saola, ka nataony taminy hoe, Izany no
teneniny Davidy.
25 Ary hoy Saola, Izany no ho lazainareo
aminy Davidy, Ny mpanjaka tsy mila
zavatra afa tsy ny tsotsoky ny Filisitia zato
lahy, hamaliany ny mpanjaka ny fahavalony.
Fa no heveriny Saola ho matiny ny tànany
ny Filisitia i Davidy.
26 Ary rehefa no lazainy ny mpanompony
taminy Davidy izany teny izany, dia sitraky
Davidy ho vinantony ny mpanjaka, fa tsy
mbola tanteraka ny andro.
27 Ary niaingia i Davidy, ka nandeha, izy
ambany ny olony, ka nahafaty ny Filisitia
roan-jato lahy, ary Davidy nitondra ny
tsotsony, dia nanome ireny avokoa ho any
ny mpanjaka izareo, mba hahavinantony ny
mpanjaka azy. Dia nomeny Saola azy
Mikialy zanani-vavy ho vadiny.
28 Ary nahita i Saola, ka nahalala, fa
nomba any Davidy Iehôvah, ary Mikialy
zanani-vavy tia azy.
29 Dia vao mainkia natahotra any Davidy
hiany Saola; ka tonga fahavalony Davidy
mandrakariva i Saola.
30 Dia nivoaka *hiady* ny andriandahiny

ny Filisitia; ary rehefa nivoaka izareo, dia hendry lavitra i Davidy noho ny mpanompo any Saola avokoa; ka dia nalaza indrindra ny anarany.

## TOKO XIX.

ARY Saola nilaza taminy Iônatana zanany, sy ny mpanompon-drehetra, hamono any Davidy.
2 F' Iônatana zanaky Saola tia any Davidy. Ary hoy Iônatana taminy Davidy, hoe, Mitady hamono anao i Saola raiko, koa masìna hianao ankehitriny, tandremo-tena hianao ambara-pahamarainy ny andro, dia mitoera aminy izay fitoera-mangingina, ka miere:
3 Ary izaho hivoaka, dia hijanona eo anilany ny raiko any an-tsaha izay itoeranao, ary hiresaka anao amy ny raiko aho; ary izay hitako no hambarako anao.
4 Ary nilaza soa any Davidy Iônatana taminy Saola rainy, ka hoy izy taminy, Aza mba manao izay tsy mety amy ny mpanompony ny mpanjaka, dia aminy Davidy, satria tsy nanota taminao izy, ary asa tsara indrindra nataony taminao.
5 Fa nanao ny ainy tsy ho zavatra izy, ka namono ilehy Filisitia, ary Iehôvah namonjy dia namonjy ny Isiraely rehetra: nahita, ka faly hianao: ka dia nahoana no hanota amy ny ra marina hianao, ka hamono any Davidy tsi-maninon-tsi-maninona?
6 Dia nihaino ny teniny Iônatana i Saola; ary nianiana i Saola hoe, Raha velona koa Iehôvah, tsy hatao maty izy.
7 Dia niantso any Davidy Iônatana, ary nambarany Iônatana azy izany zava-drehetr' izany. Dia nentiny Iônatana i Davidy ho aminy Saola, dia nitoetra teo anatrehany izy tahaky ny fahiny hiany.
8 Ary nisy ady indray: ary nivoaka i Davidy, dia niady tamy ny Filisitia, ka nahafaty olo-marobe, dia nandositra azy izareo.
9 Dia latsaka taminy Saola ny fanahy ratsy avy taminy Iehôvah, raha nipetraka teo an-tranony izy, mitana ny lefony eny an-tànany, f'i Davidy nitendry lokanga tamy ny tànany.
10 Ary nitady handefona any Davidy miboroaka hatramy ny lafin-trano i Saola, f' izy nidify teo anatrehany Saola, ka dia ny lafin-trano no voany ny lefona; dia nandositra i Davidy, ka afaka izy, taminy iny alina iny hiany.
11 Dia nanirak' olona i Saola hankany an-tranony Davidy, hiambina azy, sy hamono azy rahamaraina: ary Mikialy vadiny Davidy nilaza taminy, ka nanao hoe, Raha tsy mamonjy ny ainao anio alina hianao, dia ho vonoina hianao raha maraina koa.
12 Dia nampidina any Davidy, teo amy ny varavaran-kely, i Mikialy: dia lasa nandositra izy, ka afaka.
13 Ary Mikialy naka sarin' olona, ka napetrany teo amy ny farafarany, dia nasiany ondana volon' osy hiondanany, ka no rakofany lamba.
14 Ary raha naniraka haka any Davidy i Saola, dia hoy ny vavy, Marary izy.
15 Dia nanirak' olona indray i Saola hizaha any Davidy, ka nanao hoe, Ento miakatra aty amiko am-parafara izy, mba ho vonoiko.
16 Ary rehefa tafiditra ny iraka, indro, sarin' olona hiany no teo am-parafara, ary ondana volon' osy niondanany.
17 Ary hoy Saola taminy Mikialy, Nahoana hianao no namitaka ahy toy izany, ka nalefanao ny fahavaloko, ka dia lasa nandositra izy? Ary hoy Mikialy taminy Saola, Hoy izy tamiko, Avelao aho handeha, fandroa ho vonoiko hianao.
18 Dia nandositra i Davidy, ka afaka, dia nankany aminy Samioela tany Rama, ka nambarany azy izay rehetra nataony Saola taminy: dia nandeha izy sy Samioela, ka nonina tany Naiota.
19 Ary nisy nilaza taminy Saola, ka nanao hoe, Indro, any Naiota any Rama i Davidy.
20 Dia nanirak' olona i Saola hisambotra any Davidy, ary rehefa hitany ireny fa tafangona ny mpaminany, ka maminany, ary Samioela mijanona toy ny voa tendry ho lohany, dia latsaka tamy ny iraky Saola ny Fanahin' Andriamanitra, dia naminany koa izareo.
21 Ary rehefa nambara taminy Saola izany, dia nanirak' olona sasany koa izy, dia naminany koa izareo. Dia nanirak' olona sasany koa indray fahintelo i Saola, dia naminany hiany koa izareo.
22 Dia lasa nankany Rama koa izy tena, ka nankeo amy ny loharano lehibe, izay any Sekio, izy: dia nanontany izy, ka nanao hoe, Aiza i Samioela sy Davidy?

Ary hoy ny anankiray, Indro, any Naiota
any Rama izy roa lahy.
23 Dia nankany Naiota any Rama izy,
ary latsaka taminy koa ny Fanahin' An-
driamanitra, dia nizotra izy, ka naminany
mandra-pahatongany any Naiota any Rama.
24 Dia nanala ny fitafiany koa izy, ka
naminany teo anatrehany Samioela tahaky
ny sasany, dia nandry mitanjaka mandritry
iny andro sy alina iny izy. Ary hoy izareo,
I Saola koa va mba namany ny mpami-
nany ?

TOKO XX.

Dia nandositra i Davidy hiala any Naiota
any Rama, dia tonga, ka nilaza teo anatre-
hany Iônatana, Inona no nataoko? Inona
no heloko? Ary inona no otako teo ana-
trehan-drainao no mitady ny aiko izy?
2 Ary hoy izy taminy, Sanatria izany, tsy
maty tsy akory hianao; indro, tsy misy
zavatra ataon-draiko, na lehibe na kely,
izay tsy mba ambarany ahy; ka hataon-
-draiko ahoana no hanafina amiko izany
zavatr' izany? Tsy hisy izany.
3 Ary Davidy nianiana indray, ka nanao
hoe, Fantatry ny rainao marimarina f' efa
nahita soa teo imasonao aho; ary hoy izy,
Aza avela ho fantatry Iônatana izany, fan-
droa halahelo izy; fa raha velona tokoa
Iehôvah, ary raha velona ny ainao, tsy misy
afa tsy dia iray hiany eo anelanelako sy ny
fahafatesana.
4 Dia hoy Iônatana taminy Davidy, Na
inona na inona izay iriny ny fanahinao no
hataoko aminao.
5 Ary hoy Davidy taminy Iônatana, Indro,
tsinam-bolana rahampitso, ka tsy maitsy
hiara-hipetraka amy ny mpanjaka hihinana
aho: fa aoka aho handeha hiery any an-
-tsaha hatramy ny afak' ampitso harivariva.
6 Raha hitany ny rainao fa tsy eo aho,
dia atavy hoe, I Davidy niera dia niera
tamiko hankany Beti-lehema tanànany;
fa misy fanalamboady isan-taona ataony
izy mianakavy rehetra any.
7 Raha tàhiny izany no ataony hoe, Tsara
izany; dia hiadana ny mpanomponao: fa
raha tàhiny tezitra izy, dia fantaro tsara fa
misy ratsy kasainy.
8 Koa mamindrà-fo amy ny mpanom-
ponao; fa hianao efa nitondra ny mpanom-
ponao hifanavantsikia fanekena amy ny
*anarany* Iehôvah: nefa raha meloka aho,
vonoy hiany aho, fa nahoana no hitondra
ahy ho any amin-drainao hianao?
9 Ary hoy Iônatana, Sanatria anao izany;
fa rehefa fantatro marimarina fa misy ratsy
kasainy ny raiko ho tonga aminao, dia tsy
ho lazaiko aminao v' izany?
10 Dia hoy Davidy taminy Iônatana, Iza
no hilaza amiko? Ary manao ahoana, raha
mamaly anao mafy ny rainao?
11 Ary hoy Iônatana taminy Davidy,
Avia, ary andeha isikia hivoaka any an-
-tsaha. Dia niara-nivoaka ho any an-tsaha
izy roa lahy.
12 Ary hoy Iônatana taminy Davidy, Ry
Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely, rehefa
no dinidinihiko tsara ny hevitry ny raiko,
na ampitso, na afak' ampitso, ary indro,
*raha* misy soa ho any Davidy, ary raha tsy
haniraka ho any aminao aho ka hanam-
bara anao:
13 Dia aoky izany no hataony Iehôvah
aminy Iônatana, ary mihoatra noho izany:
fa raha sitraky ny raiko hanao ratsy aminao,
dia hambarako aminao izany, ka hampande-
haniko hianao, mba handehananao soa
aman-tsara: ary Iehôvah homba anao anie,
tahaky ny nombany an-draiko.
14 Ary hianao kosa, tsy dieny mbola
velona aho hiany no hanehoanao ahy ny
fiantràny Iehôvah, mba tsy hahafaty ahy;
15 Fa mandrakizay koa aza manesotry ny
fiantrànao amy ny mpianakavin-draiko;
eny, na dia rehefa no fongorany Iehôvah ho
afaka ety ambony ny tany izay rehetra
mandrafy any Davidy.
16 Ary nanao fanekena tamy ny mpiana-
kaviny Davidy Iônatana, *ka hoy izy*, Aoky
Iehôvah hanadina iny amy ny tànany ny
fahavalony Davidy.
17 Dia nampianiana any Davidy indray
Iônatana noho ny fitiavany azy; fa tia azy
toy ny ain-tena hiany izy.
18 Ary hoy Iônatana taminy Davidy,
Rahampitso no tsinam-bolana; dia tsy ho
hita hianao, ka ho foana ny fipetrahanao.
19 Ary rehefa nitoetra hateloana hianao,
dia midina faingiana, ka mankanesa amy
ny fitoerana izay nierenao raha natao izany
raharaha izany, ka mitoera eo anilany ny
vato Ezela hianao.
20 Ary izaho handefa zana-tsipìkia telo
ho amy ny ilany, toy ny mikiendry marikia.

21 Ary indro, haniraka ankizi-lahy aho,
ka hanao hoe, Mandehana, izahao ny zana-
-tsipìkia. Ary raha ho lazaiko marimarina
amy ny ankizi-lahy hoe, Indro, eo anilanao
eo ny zana-tsipìkia, ento ireo; dia avia
hianao; fa ho havanina hianao, ka tsy misy
ratsy; raha velona koa Iehôvah.
22 Fa raha izao no lazaiko amy ny zatovo,
Indro, ery an-koatrao ery ny zana-tsipìkia,
dia mandehana hianao; f' Iehôvah efa nam-
pandeha anao.
23 Ary ny amy ny raharaha izay no
resahinao sy izaho, indro, Iehôvah no vavo-
lombelona eo anelanelantsikia mandrakizay.
24 Dia niery tany an-tsaha i Davidy: ary
rehefa tsinana ny volana, dia nipetraka
hihinana ny mpanjaka.
25 Ary nitoetra teo amy ny fipetrahany
tahaky ny fahiny ny mpanjaka, *dia* teo amy
ny fipetrahana eo anilany ny lafin-trano:
dia nitsangana Iônatana, ary Abinera ni-
petraka teo anilany Saola: ary foana ny
fipetrahany Davidy.
26 Nefa tsy niteny na inona na inona i
Saola taminy izany andro izany: fa nataony
fa nisy zavatra nanjo azy, ka tsy madio,
dia tsy madio tokoa izy.
27 Fa nony ampitso rehefa afaka ny
tsinam-bolana, k' efa foana *indray* ny
fipetrahany Davidy: dia hoy Saola taminy
Iônatana zanany, Nahoana no tsy mba avy
hihinana ny zanaky Iese, omaly sy andro
any?
28 Dia namaly any Saola Iônatana, *ka
nanao hoe,* Niera dia niera tamiko hankany
Beti-lehema i Davidy;
29 Ka hoy izy, Masìna hianao, aoka
handeha aho; fa manao fanalamboady any
an-tanàna izahay mianakavy, ka nasainy
ny rahalahiko hankany aho; ary anke-
hitriny, raha tianao aho, masìna hianao,
aoka handeha aho, ka hizaha ny rahalahiko.
K' izany no tsy ahatongavany eto ho amy
ny latabatry ny mpanjaka.
30 Dia nirehitra ny fahatezerany Saola
taminy Iônatana, ka hoy izy taminy, Ia-
lahy zanaky vehivavy maditra miodina,
tsy fantatro va f' efa no fidinao ny zanaky
Iese hampahaveri-hevitra anao, sy hampa-
hamenatry ny fitanjahany ny reninao?
31 Fa raha mbola miaina ety ambony ny
tany ny zanaky Iese, tsy ho tafatoetra hia-
nao na ny fanjakanao. Koa maniraha
ankehitriny haka azy hankaty amiko, fa tsy
maitsy maty izy.
32 Dia namaly Iônatana, ka nanao taminy
Saola rainy hoe, Nahoana no hatao maty
izy? inona no nataony?
33 Dia nanipy lefona taminy *Iônatana* i
Saola, mba handefona azy: k' izany no na-
hafantarany Iônatana fa nikiasa hamono
any Davidy ny rainy.
34 Dia nitsangana hiala eo amy ny lata-
batra Iônatana, ka tezitr' indrindra, ka tsy
nihinan-kanina izy tamy ny andro faharoa
amy ny volana: fa nalahelo any Davidy
izy, satria nanome azy henatra ny rainy.
35 Ary nony maraina, dia nivoaka ho any
an-tsaha Iônatana tamy ny fotoan' andro
natao taminy Davidy: ary zaza-lahy kely
nomba azy.
36 Ary hoy izy taminy ilehy zaza-lahiny,
Mihiazakazaha, k' izahao ny zana-tsipìkia
izay alefako. Ary nony nihiazakazaka ilehy
zaza-lahy, dia nalefany hihoatra azy ny
zana-tsipìkia.
37 Ary nony efa tonga teo amy ny fi-
toerany ny zana-tsipìkia nalefany Iônatana
ilehy zaza-lahy, dia nantsoiny Iônatana
ilehy zaza-lahy, ka hoy izy, Tsy eo an-
-koatrao eo va ny zana-tsipìkia?
38 Ary niantso ny zaza-lahy indray
Iônatana, *hoe,* Haingiana malakia, aza mi-
toetoetra. Dia nanangony ny zana-tsipìkia
ny zaza-lahiny Iônatana, ka nankany amy
ny tompony.
39 Fa tsy nahalala na inona na inona
ilehy zaza-lahy: Iônatana sy Davidy hiany
no nahalala.
40 Dia nomeny Iônatana ny zaza-lahy ny
fiadiany, ka hoy izy taminy, Mandehana,
ento any an-tanàna ireny.
41 Rehefa lasa nandeha ilehy zaza-lahy,
dia nitsangana avy tany atsimo i Davidy,
ka niankohoka tamy ny tany, dia niondrikia
intelo izy, dia nifanoroka izy roa lahy, ary
samy nitomany izy roa lahy, fa ny any
Davidy no nihoatra.
42 Ary hoy Iônatana taminy Davidy, Man-
dehana soa aman-tsara hianao, f' efa nia-
niana tamy ny anarany Iehôvah isikia roa
lahy, ka nanao hoe, Iehôvah no vavolom-
belontsikia, izaho sy hianao, ary amy ny
zanako sy ny zanakao mandrakizay. Dia
nitsangana izy ka lasa, ary Iônatana kosa
nankany an-tanàna.

## TOKO XXI.

DIA nankany Noba, ho any aminy Ahime-
leka mpisorona, i Davidy, ary natahotra i
Ahimeleka, raha nandeha hitsena any Da-
vidy, ka hoy izy taminy, Nahoana no avy
irery hiany hianao, ka tsy misy olona
momba anao?
2 Ary hoy Davidy taminy Ahimeleka
mpisorona, Efa nanome raharaha ahy ny
mpanjaka, ka hoy izy tamiko, Aoky tsy
ho fantatr' olona akory ny raharaha izay
nanirahako anao sy nandidiako anao; ary
izaho nanendry ny mpanompoko hankany
aminy izay fitoerana izay.
3 Ary ankehitriny, inona izay eo an-
-tànanao? omeo ampempa dimy ho entiko
ety an-tànako, sa izay misy eo.
4 Dia namaly any Davidy ny mpisorona,
ka nanao hoe, Tsy misy mofo fihinana aty
an-tànako, fa mofo masina hiany; raha
nifady vehivavy indrindra ny zatovo.
5 Dia namaly ny mpisorona i Davidy, ka
nanao taminy hoe, Tokony ho indro-andro,
sa hateloana, nifadianay vehivavy tokoa,
hatrizay nivoahako; ary masina ny fanaky
ny zatovo, ary fihinana ny mofo, eny, na
dia no hasinina teo amy ny fanaka andro
any aza izany.
6 Dia nomeny ny mpisorona azy ny *mofo*
masina; fa tsy nisy mofo teo, afa tsy ny
mofo aseho, izay nalaina teo anatrehany
Iehôvah, mba hasiana eo mofo mafana aminy
izay andro nanalany izany.
7 Ary ny anankiray amy ny mpanompo
any Saola nitoetra teo anatrehany Iehôvah
taminy izany andro izany, ary Doega no
anarany, olon-Edoma, lohany ny mpiandri-
-ondriny Saola.
8 Ary hoy Davidy taminy Ahimeleka, Tsy
misy lefona va na sabatra eo an-tànanao?
fa tsy nitondra ny sabatro, na ny fiadiako,
homba ahy, aho, satria nahamaikia ny
raharahany ny mpanjaka.
9 Ary hoy ny mpisorona, Ny sabatry
Goliata Filisitia ilehy no vonoinao teo an-
-dohasahany Ela, indro, fa mifono lamba
eo aoriany ny efoda izany; raha haka
iny hianao, dia alao; fa tsy misy hafa eto,
afa tsy iny. Ary hoy Davidy, Tsy misy
tahaky iny; omeo ahy iny.
10 Dia nitsangana i Davidy, ary nan-
dositra taminy izany andro izany, noho ny
fatahorana any Saola, ka nankany aminy
Akisa mpanjaka any Gata.
11 Ary hoy ny mpanompo any Akisa
taminy, Tsy io v' i Davidy, mpanjaky ny
tany? tsy lehio va no nifampihirany ny
olona tamy ny dihy hoe, I Saola nahafaty
arivo arivo, ary Davidy alin' alina?
12 Dia nalatsaky Davidy tam-po izany
teny izany, ka natahotr' indrindra izy noho i
Akisa mpanjaka any Gata.
13 Dia niova-fanahy teo anatrehany izy,
ka nody adala *dieny* teo an-tànany izy, ary
nanoratsoratra teo amy ny varavarany ny
vavahady, ka namela ny iviny hitsororoka
amy ny somony.
14 Dia hoy Akisa tamy ny mpanompony,
Indro, hitanareo fa adala io lehilahy io; ka
nahoana no nitondra azy ho aty amiko
hianareo?
15 Izaho moa mila olona adala, no niton-
dranareo io lehy adala io mba hanao faha-
dalana eto amiko? tokony hiditra ato an-
-tranoko v' ilehiny?

## TOKO XXII.

DIA niala teo i Davidy, ka nandositra ho
any an-davaka Adolama; ary nony nandre
ny rahalahiny sy ny mpianakavin-drainy,
dia nidina ho any aminy izareo.
2 Dia nivory ny ory rehetra, sy ny mpi-
trosa rehetra, ary ny malahelo am-po
rehetra, hankeo aminy; ary izy tonga
mpifehy ireny; ary nisy tokony ho efa-jato
lahy no nomba azy.
3 Dia niala teo i Davidy, hankany Mizipe
any Môaba, ary hoy izy tamy ny mpanjaka
any Môaba, Masìna hianao, aoky ny raiko
aman-dreniko ho avy sy hitoetra eo aminao,
mandra-pahafantatro izay hanavan' Andria-
manitra ahy.
4 Dia nitondra ny ray aman-dreniny ho
eo anatrehany ny mpanjaka any Môaba
izy, ary nitoetra izy mivady teo aminy,
mandritry ny andro rehetra izay nitoerany
Davidy teo an-davaka fierena.
5 Ary hoy Gada mpaminany taminy Da-
vidy, Aza mitoetra eo an-davaka fierena;
mialà, ka mankanesa any amy ny tany Ioda.
Dia niala i Davidy, ka nankany an-ala
Hareta.
6 Rehefa reny Saola f' efa hita i Davidy,
ambany ny olona izay nomba azy, (ary Saola

nitoetra tany Gibea, teo ambany ny hazo
any Rama, mitondra lefona eny an-tànany,
ary ny mpanompon-drehetra nijanona mano-
didina azy;)
7 Dia hoy Saola tamy ny mpanompony,
izay nanodidina azy, Mihainoa ankehitriny,
hianareo olom-Beniamina; ny zanaky Iese
moa hanome anareo rehetra saha sy tanim-
-boaloboka ho any ny isan' olona, ary
izy moa hanao anareo rehetra ho mpifehy
arivo, sy ho mpifehy zato,
8 No nirai-tetikia hanohitra ahy hianareo
rehetra, ka tsy nisy nilaza tamiko fa nanao
fanekena tamy ny zanaky Iese ny zanako,
ary tsy nisy nalahelo ahy hianareo, na
nanambara tamiko, fa ny zanako efa nam-
piodiny ny mpanompoko hanohitra ahy, *ka*
hanotrikia, toy ny amy ny andro any?
9 Dia namaly Doega olon-Edoma izay
efa natao ho mpifehy ny mpanompo any
Saola, ka nanao hoe, Izaho nahita ny zanaky
Iese mankany Nôba, any aminy Ahimeleka
zanaky Ahitoba;
10 Ary izy nanontany taminy Iehôvah ho
azy, dia nanome azy hanina, ka nanome
azy ny sabatry Goliata Filisitia.
11 Dia nanirak' olona ny mpanjaka hiantso
any Ahimeleka mpisorona zanaky Ahitoba,
ambany ny mpianakavin-drainy rehetra, ireo
mpisorona tany Nôba; dia nankany amy
ny mpanjaka izy rehetra.
12 Ary hoy Saola, Mihainoa ankehitriny,
hianao zanaky Ahitoba: ary hoy izy kosa,
Inty aho, ry tompoko-lahy.
13 Ary hoy Saola taminy, Nahoana hia-
nareo no nirai-tetikia hanohitra ahy, hianao
sy ny zanaky Iese, nony nanome azy mofo
sy sabatra hianao, ka nanontany tamin'
Andriamanitra ho azy, mba hanoherany ahy,
*ka* hanotrehany, toy ny amy ny andro any?
14 Dia namaly ny mpanjaka i Ahimeleka,
ka nanao hoe, Ary iza eo amy ny mpa-
nomponao rehetra no mazoto tahaka any
Davidy, izay vinantony ny mpanjaka, ary
mandeha manaraky ny didinao, ka malaza
eo an-tranonao?
15 Dia andro any va no vao nanontaniako
ho azy tamin' Andriamanitra? Sanatria
izany. Aza mba homeny ny mpanjaka tsiny
ny mpanompony, *na* ny mpianakavin-draiko
rehetra: fa ny mpanomponao tsy mahalala
na inona na inona, aminy izany rehetr'
izany, na kely na be.
16 Ary hoy ny mpanjaka, Maty dia maty
hianao, ry Ahimeleka, dia hianao ambany
ny mpianakavin-drainao rehetra.
17 Ary hoy ny mpanjaka tamy ny mpi-
ambina izay nanodidina azy, Mihiodìna,
ka vonoy ny mpisorony Iehôvah; satria
momba any Davidy ny tànany ireny aza,
ary satria nahalala izareo fa nandositra izy,
nefa tsy nilaza tamiko izareo. Fa ny
mpanompony ny mpanjaka tsy nety nanin-
jitry ny tànany hamono ny mpisorony
Iehôvah.
18 Dia hoy ny mpanjaka taminy Doega,
Mihiodìna hianao, ka mametsaha ny mpi-
sorona. Ary Doega olon-Edoma nitodikia,
ka nametsaky ny mpisorona, dia no vonoiny
taminy izany andro izany olona dimy amby
valo-polo nitafy efoda hariry madinikia.
19 Dia namely any Nôba tanànany ny
mpisorona tamy ny lelan-tsabatra izy; ny
lehilahy sy ny vehivavy, ny zaza-kely sy ny
minono, ary ny omby, sy ny ampondra, ary
ny ondry, *no velezíny* tamy ny lelan-tsabatra.
20 Ary ny anankiray tamy ny zanaky
Ahimeleka zanaky Ahitoba, ny anarany hoe
i Abiatara, dia afaka, ka nandositra hana-
raka any Davidy.
21 Dia nambarany Abiatara taminy Da-
vidy, f' efa no vonoiny Saola ny mpisorony
Iehôvah.
22 Ary hoy Davidy taminy Abiatara, Efa
fantatro androtriny hiany, raha tany i Doega
olon-Edoma, fa hilaza aminy Saola tokoa
izy: ka dia ny amiko no nahafaty ny olon-
-drehetra tamy ny mpianakavin-drainao.
23 Mitoera eto amiko hianao, aza ma-
tahotra; f' izay mitady ny aiko no mitady
ny ainao; f' eto amiko no ho vonjena
hianao.

## TOKO XXIII.

Dia nisy nanambara taminy Davidy, ka
nanao hoe, Indro, ny Filisitia miady amy
ny Keila, ka mamabo ny famoloana izareo.
2 Dia nanadina taminy Iehôvah i Davidy,
ka nanao hoe, Handeha hamely ireo Filisitia
ireo v' aho? Ary hoy Iehôvah taminy Da-
vidy, Mandehana, asivy ny Filisitia, ka
vonjeo ny Keila.
3 Ary hoy ny olony Davidy taminy,
Indro, na dia eto eo amy ny Ioda aza, dia
matahotra hiany isikia: ka mainkia raha
mankany Keila isikia, hiady amy ny miara-
milany ny Filisitia?

4 Ary nanadina taminy Iehôvah indray
Davidy. Dia namaly azy Iehôvah, ka
nanao hoe, Miaingià, midìna any Keila, fa
hatolotro any an-tànanao ny Filisitia.
5 Dia lasa nankany Keila i Davidy am-
bany ny olony, dia niady tamy ny Filisitia,
dia namabo ny ombiny, ka namono ny
olona maro be. Ka dia no vonjeny Davidy
ny mponina tany Keila.
6 Ary raha nandositra hankany aminy
Davidy ho any Keila i Abiatara zanaky
Ahimeleka, dia nidina nitondra efoda teny
an-tànany izy.
7 Ary nambarany ny olona taminy Saola,
fa tonga tany Keila i Davidy. Ary hoy
Saola, Andriamanitra efa nanolotra azy ho
any an-tànako; fa voa hidy izy raha miditra
any an-tanàna misy vavahady sy hidy.
8 Dia nanangony ny olon-drehetra hana-
fikia, hidina any Keila, i Saola, mba hanao
fahirano any Davidy ambany ny olony.
9 Ary fantatry Davidy fa nikiasa hanisy
ratsy azy mangingina i Saola; ary hoy izy
taminy Abiatara mpisorona, Ento aty ny
efoda.
10 Dia hoy Davidy, Ry Iehôvah Andria-
manitry ny Isiraely, nandre dia nandre ny
mpanomponao, fa mitady hankaty Keila i
Saola, mba handrava ny tanàna noho ny
amiko.
11 Hatolotry ny olon-Keila any an-tànany
v' aho? hidina aty v' i Saola, araky izay
efa reny ny mpanomponao? Ry Iehôvah
Andriamanitry ny Isiraely, mifona aminao
aho, ambarao ny mpanomponao. Ary hoy
Iehôvah, Hidina izy.
12 Dia hoy Davidy, Ny olon-Keila dia
hanolotra ahy ambany ny oloko any an-
-tànany Saola va? Ary hoy Iehôvah, Hano-
lotra hiany izareo.
13 Dia niaingia i Davidy ambany ny
olony tokony ho roan-jato lahy, dia niala
tany Keila, ka nandeha taminy izay azony
haleha. Ary no lazaina taminy Saola
f' efa niala tany Keila i Davidy, dia nitsaha-
-nandeha izy.
14 Ary nitoetra tany an-efitra i Davidy
teo an-davaka fierena: dia tany an-tendrom-
bohitra tany an-efitra Zifa no nitoerany.
Ary nitady azy isan' andro i Saola, fa Andria-
manitra tsy nanolotra azy tany an-tànany.
15 Dia nahita i Davidy, f' efa nivoaka i
Saola hitady ny ainy; ary nitoetra tany
an-efitra Zifa tany anaty ala i Davidy.
16 Dia niaingia Iônatana zanaky Saola, ka
nankany aminy Davidy tany an-ala, ka nam-
pahery ny tànany tamin' Andriamanitra,
17 Ka hoy izy taminy, Aza matahotra,
fa tsy hahazo anao ny tànany Saola raiko,
ary hianao ho mpanjaky ny Isiraely, ary
izaho hanarakaraka anao, ary fantatry Saola
raiko koa izany.
18 Dia nanao fanekena teo anatrehany
Iehôvah izy roa lahy: ary Davidy nitoetra
tany an-ala, ary Iônatana kosa nankany an-
-tranony.
19 Dia niakatra ny olon-Jifa hankany
aminy Saola any Gibea, ka nanao hoe, Tsy
miery eo aminay eo an-davaka fierena any
an-ala v'i Davidy, any an-tendrombohitra
Hakila izay any atsimony Iesimôna?
20 Ary ankehitriny, ry mpanjaka, midìna,
araky izay sitra-ponao rehetra hidina: ary
izahay hanolotra azy any an-tànany ny
mpanjaka.
21 Ary hoy Saola, Ho tahiny Iehôvah
anie hianareo; f' efa namindra-fo tamiko
hianareo.
22 Masìna hianareo, mandehana, amboary
indray; dia fantaro, ka tsongoy ny diany
ny tongony, *k' izahao* izay nahita azy tany:
fa manao saina indrindra, hono, izy.
23 Ary izahao, ka fantaro tsara ny fieren-
-drehetra izay iereny, ka miverena aty
amiko indray hilaza marimarina, dia han-
deha hiaraka aminareo aho; fa raha mi-
toetra eo amy ny tany izy, dia hitsongo-dia
azy erany ny arivony ny Ioda rehetra aho.
24 Dia niaingia izareo, ka nankany Zifa
hialoha any Saola, f' i Davidy ambany ny
olony nitoetra tany an-efitra Maôna, teo
amy ny lembalemba any atsimony Iesi-
môna.
25 Dia lasa i Saola ambany ny mpanom-
pony hitady azy. Ary nambara taminy
Davidy: dia nidina ho any am-batolampy
izy, ka nitoetra tany an-efitra Maôna. Ary
raha nandre i Saola, dia nanenjikia any
Davidy tany an-efitra Maôna izy.
26 Ary Saola nandeha teo amy ny ilany
ety amy ny tendrombohitra, ary Davidy
ambany ny olony kosa teo amy ny ilany
ery amy ny tendrombohitra: ary maikia i
Davidy handositra noho ny fatahorana any
Saola; f' i Saola ambany ny olony nano-
didina any Davidy sy ny olony, mba hisam-
botra azy.
27 Fa nisy iraka nankany aminy Saola,

ka nanao hoe, Haingiana hianao, ka man-
kanesa; f' efa nanafiky ny tany ny Fili-
sitia.
28 Dia niverina i Saola, ka tsy nanenjikia
any Davidy, fa lasa nandeha hiady amy ny
Filisitia: ary nataony ny anarany izany
fitoeran' izany hoe, i Sela-hamalekota
(Vatolampy fahafahana).
29 Dia niaka-niala teo i Davidy, ka ni-
toetra teo an-davaka fierena tany Engedy.

TOKO XXIV.

Ary rehefa niverina tamy ny nanenjehany
ny Filisitia i Saola, dia nisy nilaza taminy
hoe, Indro any an-efitra Engedy i Davidy.
2 Dia naka telo arivo lahy voa fantina
tamy ny Isiraely rehetra i Saola, ka lasa
nitady any Davidy sy ny olony tany am-
-batolampiny ny osy dia izy.
3 Ary tonga teo amy ny fisokon' ondry
tamoron-dàlana, izay nisy zohy, izy; ary
niditra teo i Saola, mba hanarony ny ton-
gony: f' i Davidy sy ny olony nitoetra teo
amy ny ilany ny zohy.
4 Ary hoy ny olony Davidy taminy,
Indro ny andro izay efa no lazainy Iehôvah
taminao, hoe, Indro, hatolotro any an-
-tànanao ny fahavalonao, mba hanavanao
izay sitraky ny fonao aminy. Dia nitsan-
gana i Davidy, ka nanapaky ny sisin-dam-
bany Saola mangingina.
5 Ary rehefa afak' izany, dia namely any
Davidy ny fony, satria efa nanapaky ny
sisin-dambany Saola izy.
6 Ary hoy izy tamy ny olony, Hiaro ahy
anie Iehôvah, mba tsy hanavako izany
zavatr' izany amy ny tompoko, voa hosotry
Iehôvah, ka haninjitry ny tànako aminy
aho, fa voa hosotry Iehôvah izy.
7 Dia nampijanony ny mpanompony izany
teniny Davidy izany, ka tsy navelany
hitsangana hamely any Saola izareo. F' i
Saola nitsangana, ka nivoaka tamy ny zohy,
dia lasa nandeha.
8 Ary rehefa afak' izany, dia nitsangana
i Davidy, ka nivoaka tamy ny zohy, dia
niantso any Saola, ka nanao hoe, Tompoko-
-lahy, ry mpanjaka. Ary nony nihierikia i
Saola, dia niondrikia tamy ny tany, ka
niankohoka i Davidy.
9 Ary hoy Davidy taminy Saola, Nahoana
no mihaino ny teniny ny olona hianao,
hoe, Indro, mitady handratra anao i
Davidy?
10 Indro, efa hitany ny masonao andro
any ny nanolorany Iehôvah anao tany an-
-tànako andro any tany an-johy; ary nisy
nilaza tamiko mba hamono anao, fa niantra
anao *ny masoko*, ka hoy izaho, Izaho tsy
haninjitry ny tànako amy ny tompoko-lahy:
fa voa hosotry Iehôvah izy.
11 Ary koa, ry raiko, jereo, eny, jereo ny
sisin-dambanao aty an-tànako: fa raha
nanapaky ny sisin-dambanao aho, ka tsy
namono anao aho, dia fantaro, k' izahao fa
tsy misy ratsy na ota eo an-tànako, ary
izaho tsy nanota tamimao; anefa hianao
mihiaza ny aiko, mba hahafaty ahy.
12 Iehôvah anie hitsara antsikia roa lahy,
ary Iehôvah anie hamaly anao noho ny
nataonao tamiko, fa ny tànako tsy hanendry
anao:
13 Araky ny ohabolany ny ntaolo hoe,
Ny ratsy avy amy ny ratsi-fanahy: fa ny
tànako tsy hanendry anao.
14 Iza no nivoahany ny mpanjaky ny
Isiraely? iza no enjehinao? amboa maty,
sa parasy hiany.
15 Koa aoky Iehôvah ho mpitsara, ka
hitsara antsikia roa lahy, ary aoky Izy
hijery, ary handahatry ny teniko, ka ha-
monjy ahy amy ny tànanao.
16 Ary rehefa nitsaha-niteny izany teny
izany taminy Saola i Davidy, dia hoy Saola,
Feonao moa izany, ry Davidy zanako?
Dia nanandratry ny feony, ka nitomany, i
Saola.
17 Ary hoy izy taminy Davidy, Mari-
marina kokoa noho izaho hianao, fa hianao
nanao soa tamiko, ary ratsy kosa no nava-
liko anao.
18 Ary efa nasehonao andro any izay soa
nataonao tamiko, fa natolotry Iehôvah tany
an-tànanao aho, nefa tsy mba no vonoinao
aho.
19 Fa raha misy olona mahazo ny faha-
valony, dia havelany handeha soa aman-
-tsara v' izy? koa ho valiany Iehôvah soa
anie hianao noho ny nataonao tamiko andro
any.
20 Ary indro ankehitriny, fantatro mari-
marina fa ho mpanjaka tokoa hianao, ary
hampitoerina any an-tànanao ny fanjakany
ny Isiraely.
21 Ary ankehitriny, aoky Iehôvah hiani-
ananao amiko, fa tsy ho fongoranao ny

 

zanako mandimby ahy, ka tsy ho vo-
noinao ny anarako eo amy ny mpianaka-
vin-draiko.
22 Dia nianiana taminy Saola i Davidy,
ary Saola nody ho any an-tranony: f'i
Davidy sy ny olony niakatra ho any amy
ny fiarovana mafy.

## TOKO XXV.

DIA maty Samioela; ary ny Isiraely rehetra
niangona ka nisaona azy, ka naleviny teo
an-tranony tany Rama. Dia niaingia i
Davidy, ka lasa nidina ho any an-efitra
Parana.
2 Ary nisy lehilahy tany Maôna, ary ny
fananany tany Karimela; ary lehibe ralehi-
lahy, ka nanan' ondry telo arivo, sy osy
arivo. Dia nanety ny ondriny tany Kari-
mela izy.
3 Ary Nabala no anaran-dralehilahy: ary
Abigaila no anarany ny vadiny: vehivavy
sady hendri-saina no tsara-tarehy izy; fa ny
lahy saro-po, sady ratsy fitondran-tena: ary
olon-Kaleba izy.
4 Ary reny Davidy tany an-efitra f' i
Nabala nanety ny ondriny.
5 Dia naniraka zatovo folo lahy i Davidy,
ka hoy Davidy tamy ny zatovo, Miakara
any Karimela hianareo, ka mandehana any
aminy Nabala, ka miarahabà azy amy ny
anarako:
6 Ary izany no ho lazainareo aminy lehy
ambinina, Fihiavanana anie ho anao, ary
fihiavanana anie ho any ny mpianakavinao,
ary fihiavanana ho any izay rehetra mety
ho anao.
7 Ary ankehitriny efa reko, fa mana-
-mpaneti-ondry hianao: ary ny mpiandri-
-ondrinao izay nitoetra teo aminay tsy mba
nasianay ratsy, ary tsy nisy zavatra very
na inona na inona tamy ny andro rehetra
izay nitoerany tany Karimela.
8 Anontanio ny zatovonao, ary izareo hi-
laza aminao; ary aoka hahita soa eo ima-
sonao ireo zatovo ireo: (fa tsara ny andro
ihiavianay;) masìna hianao, mba omeo ny
mpanomponao sy Davidy zanakao, izay efa
omby eo an-tànananao.
9 Ary raha tonga ny zatovony Davidy, dia
nilaza taminy Nabala araky izany teny
rehetr' izany tamy ny anarany Davidy, dia
nitsaha-niteny izareo.
10 Dia namaly Nabala, ka nanao tamy
ny mpanompo any Davidy hoe, Iza moa i
Davidy, ary iza moa ny zanaky Iese? maro
ankehitriny ny mpanompo izay milefa amy
ny tompony avy.
11 Dia halaiko ny mofoko sy ny ra-
noko va, ary ny henako, izay no vonoiko ho
any ny mpaneti-ondriko, ka homeko izay
olona tsy fantatro izay nihiaviany aza?
12 Dia nitodikia ny zatovony Davidy, ka
niverina, dia tonga, ka nilaza izany teny
rehetr' izany taminy.
13 Ary hoy Davidy tamy ny olony, Samia
mifehy ny sabatrareo avy hianareo rehetra:
ary samy nifehy ny sabatrany avy ny olon-
-drehetra, dia mba nifehy ny sabatrany koa
i Davidy: ary tokony ho efa-jato lahy no
niakatra hanaraka any Davidy, ary ny roan-
-jato lahy nitoetra teo amy ny entana.
14 Fa ny zatovo anankiray nilaza taminy
Abigaila vadiny Nabala, ka nanao hoe,
Indro, i Davidy naniraka olona avy tany an-
-efitra, mba hiarahaba ny tompontsikia,
f' izy kosa nanaratsy azy.
15 F' efa nanao soa taminay ireo olon'
ireo, ka tsy naninon-tsi-naninona izahay,
ary tsy nisy zavatra very taminy izay andro
nitoeranay teo aminy, raha tany an-tsaha
izahay.
16 Izareo no màndanay andro aman' alina
tamy ny andro rehetra nitoeranay teo
aminy, miandry ondry.
17 Ary ankehitriny, tandremo, ka hevero
izay hataonao; fa ratsy no voa hevitra hatao
amy ny tompontsikia, sy ny mpianakavin-
-drehetra: fa zanaky Belialy izy, ka tsy misy
olona mahazo miteny aminy akory aza.
18 Dia nandeha faingiana i Abigaila, ka
nitondra ampempa roan-jato, sy divay roa
tavoahangy, ary ondry dimy masaka, ary
vary voa endy dimy vata, ary voaloboka
zato sampaho, ary ampempa voara roan-
-jato, dia natainginy tamy ny ampondra
izany.
19 Ary hoy ravehivavy tamy ny mpa-
nompony, Mandehana eo alohako; indro,
izaho hanaraka anareo. Fa tsy mba nam-
barany taminy Nabala vadiny.
20 Ary nitainginy ny ampondrany izy,
dia nidina tamy ny aloky ny tendrombo-
hitra, ary indro, i Davidy sy ny olony ni-
dina hitsena azy, dia nifanena taminy izy.
21 Ary hoy Davidy, Foana tokoa niaro-
vako izay rehetra nananany lehio tany an-
-efitra, ka tsy nisy zavatra very na inona

na inona izay rehetra nananany, fa ny
soa nataoko no valiany ratsy.
22 Hanao izany amy ny fahavalony Da-
vidy anie Andriamanitra, ary mihoatra
noho izany, raha avelako hisy ho azy ve-
lona, mandra-pahazava ny andro, izay mety
ho lehilahy.
23 Ary raha hitany Abigaila i Davidy,
dia nahafaingiana izy, ka niala tamy ny
ampondra, dia nanondriky ny tavany teo
anatrehany Davidy izy, ka niankohoka
tamy ny tany.
24 Dia nilela-paladia izy, ka nanao hoe,
Aoka ho ahy, ry tompoko-lahy, eny, aoka ho
ahy io helok' io: masìna hianao, aoky ny
ankizi-vavinao hiteny ho renao, ka mihai-
noa ny teniny ny ankizi-vavinao.
25 Masìna hianao, tompoko-lahy, aza mi-
saina hamely io lehilahy Belialy io, fa ma-
nahaký ny anarany izy, dia i Nabala no
anarany, ary fahadalana no momba azy:
f' izaho ankizi-vavinao, tompoko-lahy, tsy
nahita izay zatovo nirahinao.
26 Ary ankehitriny, ry tompoko-lahy,
raha velona koa Iehôvah, ary raha velona
koa ny ainao, Iehôvah efa niaro anao,
mba tsy hahatongavanao handatsa-dra, na
hamaly ratsy an-tànananao; dia aoky ny
fahavalonao ambany izay mitady handratry
ny tompoko-lahy, hanahaka any Nabala.
27 Ary ankehitriny, izao saotra nentiny
ny ankizi-vavinao ho any ny tompoko-lahy
izao, aoka homena ho any ny zatovo izay
manaraky ny tompoko-lahy.
28 Masìna hianao, mamelà ny fahadisoany
ny ankizi-vavinao: f' Iehôvah hanao trano
mafy tokoa ho any ny tompoko-lahy: satria
miady ny adiny Iehôvah ny tompoko-lahy,
ka tsy nisy ratsy hita teo aminao, tamy ny
andronao rehetra.
29 Fa nisy olona nitsangana hanenjikia
anao, sy hitady ny ainao: nefa ny ainy ny
tompoko-lahy ho fehezina amy ny fehin'
aina aminy Iehôvah Andriamanitrao, fa ny
ainy ny fahavalonao hatsipiny *toy ny* amy
ny antsamotady.
30 Ary rehefa no tanterahiny Iehôvah ho
any ny tompoko-lahy araky ny soa rehetra
izay nilazany anao, k' efa no tendreny ho
mpanapaky ny Isiraely hianao,
31 Dia tsy hampahory anao, na hahatafin-
tohim-pony ny tompoko-lahy, izay nan-
datsahana ra foana, na izay namaliany ny
tompoko-lahy ratsy; fa rehefa nasiany
Iehôvah soa ny tompoko-lahy, dia mba
tsarovy ny ankizi-vavinao.
32 Ary hoy Davidy taminy Abigaila,
Hisaorana anie Iehôvah Andriamanitry
ny Isiraely, Izay naniraka anao hihaona
amiko andro any.
33 Ary ho tahiny anie ny anatrao, ary
ho tahiny anie hianao, izay niaro ahy andro
any, mba tsy hahatongavako handatsa-dra,
na hamaly ratsy an-tànako.
34 Fa marina tokoa izany, raha velona
koa Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely,
Izay niaro ahy mba tsy hamelezako anao:
raha tsy tonga faingiana hianao, ka avy
hitsena ahy, dia tsy navela tokoa hisy
velona ho any Nabala, mandra-pahazava ny
andro, izay mety ho lehilahy.
35 Ka dia no raisiny Davidy tamy ny
tànany, izay zavatra nentiny, ka hoy izy
taminy, Miakara soa aman-tsara hody any
an-tranonao: indro, efa nihaino ny feonao
aho, ka nankasitraky ny tenanao.
36 Dia nankany aminy Nabala i Abigaila;
ary, indro, nanao fanasana teo an-tranony
izy, tahaky ny fanasany ny mpanjaka: dia
faly ny fony Nabala, fa mamo indrindra
izy: k' izany no tsy nitenenany ny vavy
taminy, na kely na be, mandra-pahazava ny
andro.
37 Ary nony maraina, rehefa afaka ny
hamamoany Nabala, dia no lazainy ny vavy
izany zavatr' izany taminy, dia nivadikia ny
fony teo anatiny, ka mati-hena tahaky ny
vato izy.
38 Ary rehefa afaka tokony ho hafoloan'
andro, dia no veleziny Iehôvah i Nabala, ka
maty.
39 Ary rehefa reny Davidy fa maty Na-
bala, dia hoy izy, Hisaorana anie Iehôvah,
Izay nahafa-tondro-maso ahy tamy ny tà-
nany Nabala, ka niaro ny mpanompony
tamy ny ratsy: f' efa no valiany Iehôvah ny
fanahi-ratsiny Nabala tamy ny lohany.
Dia nanirak' olona i Davidy hiresaka aminy
Abigaila, mba hanam-bady azy.
40 Ary rehefa tonga teo aminy Abigaila
tany Karimela ny mpanompo any Davidy,
dia niteny taminy izareo, ka nanao hoe, I
Davidy naniraka anay hankaty aminao haka
anao ho vadiny.
41 Dia nitsangana izy, ka niankohoka
tamy ny tany, ka nanao hoe, Indro, aoky
ny ankizi-vavinao ho mpanompo hanoza ny
tongotry ny mpanompo ny tompoko-lahy.

42 Dia nahafaingiana i Abigaila, ary niain-
gia, ka nitaingina ampondra, izy sy ny an-
kizi-vaviny dimy izay nomba azy: dia na-
naraky ny iraky Davidy izy, ary nanam-
-bady azy izy.
43 Dia nampakatra any Ahinôama koa,
vehivavy Iezirela, i Davidy, ka no vadiny
izy roa.
44 F' efa nomeny Saola i Mikialy zanani-
-vavy, vadiny Davidy, ho vadiny Falaty,
zanaky Laisa, izay avy tany Galima.

## TOKO XXVI.

Ary ny olon-Jifa nankany aminy Saola tany
Gibea, ka nanao hoe, Tsy miery any an-ten-
drombohitra Hakila, eo tandrifiny Iesimôna,
v' i Davidy?
2 Dia niaingia i Saola, ka nidina hankany
an-efitra Zifa, mitondra telo arivo lahy, voa
fantina tamy ny Isiraely, homba azy, mba
hitady any Davidy any an-efitra Zifa.
3 Dia nitoby Saola tany an-tendrombohitra
Hakila, teo tandrifiny Iesimôna, teo amoron-
-dàlana. F' i Davidy nitoetra tany an-efitra,
ary hitany fa tonga hanaraka azy any an-
-efitra i Saola.
4 Dia naniraka mpisafo i Davidy, ka fan-
tany fa tonga tokoa i Saola.
5 Dia niaingia i Davidy, ka nankany amy
ny fitoerana izay nitobiany Saola: ary hi-
tany Davidy ny fitoerana izay nandriany
Saola, sy Abinera zanaky Nera, mpifehy
ny miaramilany: ary Saola nandry teo ana-
tiny ny toby, ary ny olona nitoby manodi-
dina azy.
6 Dia niteny Davidy, ka nanao taminy
Ahimeleka avy tamy ny Heta, sy taminy
Abisay zanaky Zerioia, rahalahiny Iòaba,
hoe, Iza no hidina homba ahy ho any aminy
Saola, any an-toby? ary hoy Abisay, Izaho
hidina homba anao.
7 Dia nankany amy ny olona nony alina i
Davidy sy Abisay, ary indro, i Saola nandry
ka natory teo anatiny ny toby, ary ny lefo-
ny nitsatoka tamy ny tany, teo anilany ny
ondany: ary Abinera sy ny olona nandry
manodidina azy.
8 Ary hoy Abisay taminy Davidy, Efa na-
tolotr' Andriamanitra tany an-tànanao ny
fahavalonao andro any; koa masìna hianao,
aoka ho lefoniko indrai-mandeha hiboroaka
hatramy ny tany izy, fa tsy hamely azy
indroa aho.
9 Ary hoy Davidy taminy Abisay, Aza
mamono azy: f' iza no mahazo maninjitry
ny tànany hamely ny voa hosotry Iehôvah,
ka tsy ho meloka?
10 Dia hoy Davidy koa, Raha velona koa
Iehôvah, Iehôvah no hamely azy; sa an-
gamba ho avy ny andro hialani-aina, sa
angamba handeha hiady izy, ka maty.
11 Hiaro ahy anie Iehôvah mba tsy ha-
ninjirako ny tànako hamely ny voa hosotry
Iehôvah; fa masìna hianao, alao ny lefona eo
anilany ny ondany, sy ny fisotroan-drano,
dia andeha isikia.
12 Dia nalainy Davidy ny lefona sy ny
fisotroan-drano teo anilany ny ondany Saola,
dia lasa izy roa lahy, ka tsy nisy olona na-
hita, na nahalala, na nahatsiaro: fa natory
izy rehetra; fa nataony Iehôvah sòndrian-
tory izareo.
13 Dia nandeha ho any an-koatra i Davidy,
ka nijanona teo an-tampony ny tendrombo-
hitra lavidavitra; (ka dia nifanalavidavitra
izy roa tonta:)
14 Dia nantsoiny Davidy ny olona sy Abi-
nera zanaky Nera, hoe, Tsy mamaly va
hianao, ry Abinera? Dia namaly Abinera,
ka nanao hoe, Iza moa hianao no miantso
ny mpanjaka?
15 Ary hoy Davidy taminy Abinera, Tsy
lehilahy mahery va hianao? ary iza no ta-
haka anao eo amy ny Isiraely? ka nahoana
hianao no tsy niambiny ny mpanjaka tom-
ponao? fa nisy olona anankiray niditra teo
hamono ny mpanjaka tomponao.
16 Tsy mety io zavatr' io izay nataonao.
Raha velona koa Iehôvah, dia tokony ho vo-
noina hianareo: satria tsy niambiny ny
tomponareo, voa hosotry Iehôvah, hianareo.
Ary izahao ankehitriny, aiza ny lefony ny
mpanjaka, sy ny fisotroan-drano izay teo
anilany ny ondany?
17 Dia fantatry Saola ny feony Davidy,
ka hoy izy, Feonao moa izany, ry Davidy
zanako? Ary hoy Davidy, Feoko hiany,
tompoko-lahy, ry mpanjaka.
18 Ary hoy izy, Nahoana ny tompoko-
-lahy no manenjiky ny mpanompony? inona
no nataoko? sa inona no ratsy eo an-
-tànako?
19 Ary ankehitriny, masìna hianao, aoky
ny mpanjaka tompoko-lahy hihaino ny teni-
ny ny mpanompony. Raha Iehôvah no ma-

nesikia anao hamely ahy, aoky Izy handray
fanatitra: fa raha zanak' olona hiany, aoka
hozonina ireny eo anatrehany Iehôvah; f'
efa nandroaka ahy izareo andro any, mba
tsy hitoerako eo amy ny lovany Iehôvah, ka
nanao hoe, Mandehana, manompoa andria-
mani-kafa.
20 Ary ankehitriny, aza avela halatsaka
amy ny tany ny rako eo anatrehany Iehô-
vah: fa hitady parasy hiany no nivoahany
ny mpanjaky ny Isiraely, tahaky izay olona
mihiaza tsipoy any an-tendrombohitra.
21 Ary hoy Saola, Efa nanota aho: mi-
verena, ry Davidy zanako, fa tsy hanisy
ratsy anao intsony aho, satria efa tsara ny
aiko teo imasonao andro any: indro, nanao
adala aho, ka diso indrindra.
22 Dia namaly Davidy, ka nanao hoe,
Inty ny lefony ny mpanjaka! dia asavy ny
zatovo anankiray hankaty, mba haka iny.
23 Ary Iehôvah hamaly ny olon-drehetra
*araky* ny fahitsiany sy ny fahamarinany;
f' Iehôvah efa nanolotra anao tany an-
-tànako andro any: f' izaho tsy nety na-
ninjitry ny tànako hamely ny voa hosotry
Iehôvah.
24 Ary, indro, tahaky ny niantràny ny
masoko ny ainao andro any, no hiantràny
ny masony Iehôvah ny aiko kosa, ary aoky
Izy hamonjy ahy amy ny fahorian-drehetra.
25 Ary hoy Saola taminy Davidy, Ho ta-
hina anie hianao, ry Davidy zanako; hianao
hanao zava-dehibe, ka hahery hiany hianao.
Dia lasa i Davidy tamy ny làlan-kalehany,
ary Saola kosa niverina ho any amy ny
fonenany.

## TOKO XXVII.

ARY nanao anakam-po hoe i Davidy, Ho avy
ny andro, ka ho matiny ny tànany Saola
aho: tsy misy zavatra hahasoa ahy, afa tsy
mandositra faingiana ho any amy ny taniny
ny Filisitia: dia vao hamoy ahy Saola, ka
tsy hitady ahy eo amy ny fari-taniny ny
Isiraely intsony, ary ho afaka amy ny tà-
nany aho.
2 Dia niaingia i Davidy, ka nandeha, izy
sy ny enin-jato lahy nomba azy, hankany
aminy Akisa zanaky Maoka, mpanjaka any
Gata.
3 Dia nitoetra teo aminy Akisa tany Gata
i Davidy, izy sy ny olony, isan' olona ambany
ny mpianakaviny avy, ary Davidy kosa
ambany ny vadin-droa vavy, i Ahinôama
vehivavy Iezirela, ary Abigaila vehivavy
Karimela, vinadiny Nabala.
4 Ary nisy nilaza taminy Saola f' efa nan-
dositra ho any Gata i Davidy, ary tsy
nitady azy intsony izy.
5 Ary hoy Davidy taminy Akisa, Raha
nahita soa teo imasonao aho, aoka homena
fonenana eo an-tanàna anankiray any ive-
lany aho, honenako any: fa nahoana no
hitoetra eo aminao ny mpanomponao, eo
an-tanànany ny mpanjaka?
6 Dia nomeny Akisa azy Zikilaga andro-
trizay, ka dia any ny mpanjaka any Ioda i
Zikilaga mandrak' andro any.
7 Ary ny andro izay nitoerany Davidy
teo amy ny taniny ny Filisitia, dia herin-
taona mipaka sy efa-bolana.
8 Ary niakatra i Davidy ambany ny
olony, ka namely ny Gesiory, sy ny Geziry,
ary ny Amaleka: f' ireo *firenen' ireo* no
tompony ny tany fahiny, hatrany Siora, ka
hatrany amy ny tany Ejipity.
9 Ary namely ny tany Davidy, ka tsy
namelona, na lehilahy, na vehivavy, dia
namabo ny ondry sy ny omby, sy ny am-
pondra, sy ny angamenavava, ary ny fita-
fiana, izy, dia niverina hankany aminy
Akisa.
10 Ary hoy Akisa, Tsy nanafikia va hia-
nareo andro any? ary hoy Davidy, *Eny*,
namely ny tany atsimony ny Ioda, sy ny
atsimony ny Ierahimela, ary ny atsimony
ny Kena, *izahay*.
11 Ary tsy no velominy Davidy, na lehi-
lahy, na vehivavy, ho entina any Gata,
fa hoy izy, Fandroa hiampanga antsikia
izareo, ka hilaza hoe, Izany no nataony
Davidy, ary toy izany hiany no hataony
amy ny andro rehetra hitoerany eo amy
ny taniny ny Filisitia.
12 Ary nino any Davidy Akisa, ka nanao
hoe, Efa nanao-tena ho halany ny Isiraely
olony mihitsy izy, ka dia ho mpanompoko
mandrakizay izy.

## TOKO XXVIII.

ARY taminy izany andro izany nanangonany
ny Filisitia ny miaramilany hanafikia, hiady
amy ny Isiraely. Ary hoy Akisa taminy
Davidy, Fantaro marimarina, fa hivoaka

hiaraka amiko hiady hianao ambany ny
olonao.
2 Ary hoy Davidy taminy Akisa, Ho fan-
tatrao tokoa izay hainy ny mpanomponao
hatao. Ary hoy Akisa taminy Davidy,
Koa hataoko ho mpitandriny ny lohako
mandrakizay hianao.
3 Ary efa maty Samioela, ary efa nisaona
azy ny Isiraely rehetra, k' efa naleviny tany
Rama, dia teo an-tanànany, izy. Ary Saola
efa nandroaky ny mpanandro sy ny mpisi-
kidy tamy ny tany.
4 Dia niangona ny Filisitia, dia nan-
kany, ka nitoby tany Sionema: ary Saola
kosa nanangony ny Isiraely rehetra, ka ni-
toby tany Giliboa.
5 Ary raha hitany Saola ny miaramilany
ny Filisitia, dia natahotra izy, ka nitepotepo
ny fony.
6 Dia nanontany any Iehôvah i Saola, fa
tsy mba namaly azy Iehôvah, na tamy ny
nofy, na tamy ny Iorima, na tamy ny mpa-
minany.
7 Ary hoy Saola tamy ny mpanompony,
Tadiavo ho ahy vehivavy izay manana fa-
nahy mahavaly, hankanesako ho any aminy,
sy hanontaniako azy. Ary hoy ny mpa-
nompony taminy, Indro, misy vehivavy
manana fanahy mahavaly any Endora.
8 Dia nanova-tarehy Saola, ka nitafy
lamba hafahafa, dia lasa nandeha izy am-
bany ny roa lahy nomba azy, ka nankany
aminy lehy vehivavy nony alina izareo:
ary hoy izy, Masìna hianao, aoka haminany
amiko ny fanahinao mahavaly, ka ento
miakatra ho aty amiko izay olona ho la-
zaiko aminao.
9 Ary hoy lehy vehivavy taminy, Indro,
fantatrao izay nataony Saola, f' efa namon-
gotry ny mpanandro sy ny mpisikidy tamy
ny tany izy: ka nahoana hianao no ma-
mandriky ny aiko, hahafaty ahy?
10 Dia nianiana taminy Iehôvah i Saola,
ka nanao hoe, Raha velona koa Iehôvah,
izany tsy hamelohana anao.
11 Ary hoy lehy vehivavy, Iza no ho en-
tiko hiakatra ho aminao? Ary hoy izy, I
Samioela no ento miakatra ho aty amiko.
12 Ary rehefa nahita any Samioela ilehy
vehivavy, dia niantso tamy ny feo mahery
izy, ka hoy lehy vehivavy taminy Saola,
Nahoana no namitaka ahy hianao? fa hianao
no i Saola.
13 Ary hoy ny mpanjaka taminy, Aza
matahotra: f' inona no hitanao? Ary hoy
lehy vehivavy taminy Saola, Andriamanitra
maro miakatra avy amy ny tany no hitako.
14 Ary hoy izy taminy, Manao ahoana no
endriny? Ary hoy izy, Lehilahy antitra
miakatra, ary mitafy lamba izy. Dia fan-
tatry Saola, f' i Samioela izany, dia nanon-
driky ny tavany tamy ny tany, ka nianko-
hoka izy.
15 Ary hoy Samioela taminy Saola, Naho-
ana no mampifoha ahy hianao, ka mampia-
katra ahy? Ary hoy Saola, Ory indrindra
aho: fa miady amiko ny Filisitia, ary An-
driamanitra efa niala tamiko, ka tsy mamaly
ahy intsony, na amy ny mpaminany, na
amy ny nofy: k' izany no niantsoako anao
mba hambaranao amiko izay mety hataoko.
16 Dia hoy Samioela, Nahoana no manon-
tany ahy hianao, f' Iehôvah efa niala ta-
minao, k' efa fahavalonao Izy?
17 Ary Iehôvah efa nanao ny sitra-pony ara-
ky izay efa nampilazany ahy: f' efa nandri-
atry ny fanjakana ho afaka amy ny tànanao
Iehôvah, ka nomeny ho any Davidy namanao:
18 Satria tsy nanaraky ny teniny Iehôvah
hianao, na nahatonga ny fahatezerany le-
hibe tamy ny Amaleka: k' izany no nana-
vany Iehôvah izao zavatr' izao taminao an-
dro any.
19 Ary ny Isiraely koa hatolotry Iehôvah
hiaraka aminao ho any an-tànany ny Fi-
lisitia: ary rahampitso, hianao sy ny zana-
kao ho aty amiko: *ary* ny miaramilany ny
Isiraely koa hatolotry Iehôvah ho any an-
-tànany ny Filisitia.
20 Dia lavo niankohoka tamy ny tany
miarakaminizay i Saola, ka natahotr' in-
drindra, noho ny teniny Samioela: ary tsy
nisy hery nitoetra teo anatiny: fa tsy efa
nihina-mofo indrai-andro sy indrai-alina ton-
tolo izy.
21 Dia nankany aminy Saola ilehy vehi-
vavy, ka nahita azy ory indrindra, dia hoy
izy taminy, Indro, ny ankizi-vavinao nana-
raky ny teninao, ka nanao ny aiko tsy ho
zavatra aho, ka nihaino ny teninao izay no
lazainao tamiko.
22 Ary ankehitriny, masìna hianao, mi-
hainoa hiany ny teniny ny ankizi-vavinao
kosa hianao, ka aoka hametraka mofo in-
draim-bava eo anoloanao aho; ary hano
mba hahatanjaka anao, raha mandeha
aminy izay alehanao hianao.
23 Fa tsy nety izy, fa hoy izy, Tsy hihi-

nana aho. Fa ny mpanompony ambany
lehy vehivavy nanery azy, ka dia nihaino ny
teniny izy. Dia niarina tamy ny tany izy,
ka nipetraka teo am-parafara.
24 Ary lehy vehivavy nanana sanak' om-
by matavy teo an-trano; dia nahafaingiana
izy, ka namono azy, ary naka koba izy, ka
no fetafetainy, dia nanendy mofo tsy masi-
rasira izy.
25 Dia nentiny teo anatrehany Saola
izany; ka no haniny. Dia nitsangana izy
telo lahy, ka lasa nandeha taminy iny alina
iny hiany.

## TOKO XXIX.

Ary ny Filisitia nanangony ny miaramilan-
-drehetra ho any Afeka: ary ny Isiraely
kosa nitoby teo anilany ny loharano izay
any Iezirela.
2 Dia nandroso ny andriandahiny ny Fili-
sitia, samy *nandroso* ny isan-jato avy, sy ny
isan' arivo avy: ary Davidy sy ny olony koa
nandroso teo aoriany ireny hanaraka any
Akisa.
3 Ary hoy ny andriandahiny ny Filisitia,
Inona no ataony ireo Hebirio ireo aty? ary
hoy Akisa tamy ny andriandahiny ny Fili-
sitia, Tsy io va no i Davidy mpanompo any
Saola mpanjaky ny Isiraely, izay efa taty
amiko izay andro izay, dia izay taona izay,
ary tsy hitako izay helony, hatrizay nahaton-
gavany taty amiko, ka mandrak' andro any?
4 Dia tezitra taminy ny andriandahiny
ny Filisitia, ka hoy ny andriandahiny ny
Filisitia taminy, Ampivereno izy io mba
handehanany indray any amy ny fitoerany
izay no tendrenao ho azy, ary aza avela
hidina hiaraka amintsikia hiady izy, fan-
droa hanjary fahavalontsikia izy, raha miady
isikia: f' inona no hampihiavanana azy amy
ny tompony? tsy ny lohany ireo olon' ireo
va?
5 Tsy lehio v' i Davidy izay nifampihirany
tamy ny dihy hoe, I Saola namono arivo
arivo, ary Davidy alin' alina?
6 Dia nantsoiny Akisa i Davidy, ka hoy izy
taminy, Raha velona koa Iehôvah, mahitsy
tokoa hianao, ka tsara eo imasoko ny fivoa-
hanao sy ny fidiranao amiko eo amy ny
miaramila, fa tsy hitako izay helokao ha-
tramy ny andro nahatongavanao tamiko,
ka mandrak' andro any; nefa tsy tia anao ny
andriandahy.
7 Koa miverena ankehitriny, ka man-
dehana soa aman-tsara, mba tsy hampa-
hatezitry ny andriandahiny ny Filisitia
hianao.
8 Ary hoy Davidy taminy Akisa, F' inona
no nataoko? ary inona no hitanao teo amy
ny mpanomponao, hatrizay nitoerako taty
aminao, ka mandrak' andro any, no tsy
handehanako hiady amy ny fahavalony ny
mpanjaka, tompoko-lahy?
9 Dia namaly Akisa, ka nanao taminy
Davidy hoe, Fantatro fa tsara eo imasoko
hianao tahaky ny anjelin' Andriamanitra;
kanefa ny andriandahiny ny Filisitia nanao
hoe, Tsy mahazo miara-miakatra amintsikia
hiady izy.
10 Ka dia mifohaza maraina koa ambany
ny mpanompony ny tomponao izay nomba
anao: ary rehefa nifoha maraina koa hia-
nareo, ka mazava ny andro, dia mandehana.
11 Dia nifoha maraina koa i Davidy, izy
sy ny olony, mba hiala rahamaraina ka
hiverina any amy ny taniny ny Filisitia.
Ary ny Filisitia lasa niakatra ho any
Iezirela.

## TOKO XXX.

Ary raha tonga tany Zikilaga tamy ny
andro fahatelo i Davidy sy ny olony, indro,
efa namely ny tany atsimo sy Zikilaga
ny olon-Amaleka sasany, k' efa nandrava
any Zikilaga, ka nodorany tamy ny afo.
2 Ary efa namabo izay vehivavy teo
izareo, ka tsy nisy no vonoiny, na kely na
lehibe, fa nentiny ho babo, dia lasa izareo.
3 Ary Davidy sy ny olony nankany an-
-tanàna, ary indro, efa nodoran' afo izany;
ary ny vadiny, ambany ny zanani-lahy, sy
ny zanani-vavy, efa no baboiny.
4 Dia nanandratry ny feony, ka nito-
many, i Davidy sy ny olona izay nomba
azy, mandra-paha-tsi-hahatomany intsony
izareo.
5 Ary ny vadiny Davidy roa vavy efa no
baboina koa, i Ahinoama vehivavy Iezirela,
sy Abigaila ilehy vinadiny Nabala olon-
-Karimela.
6 Dia ory indrindra i Davidy, fa ny olona
niresaka toa hanora-bato azy; satria samy
nalahelo ny zanani-lahy sy ny zanani-vavy
avy ny olon-drehetra: f' i Davidy natoky
any Iehôvah Andriamaniny.

7 Ary hoy Davidy taminy Abiatara mpiso-
rona, zanaky Ahimeleka, Masìna hianao,
ento ety amiko ny efoda. Ary nentiny
Abiatara ny efoda ho any aminy Davidy.
8 Dia nanontany taminy Iehôvah i Davidy,
ka nanao hoe, Henjehiko v' ireo miaramila
ireo? ho tratro v' izareo? Dia namaly azy
Izy, ka nanao hoe, Enjeho, fa ho tratrao
tokoa izareo, ka ho vonjenao izy rehetra.
9 Dia lasa nandeha i Davidy, izy sy ny
enin-jato lahy izay nomba azy, ka tonga
teo amy ny renirano Bezora, dia nitoetra
teo ny navela teo aoriana;
10 F' i Davidy, izy ambany ny efa-jato
lahy hiany, nanenjikia; fa ny roan-jato
sisa nitoetra teo aoriana, dia izay efa reraka,
ka tsy afaka hita ny renirano Bezora.
11 Ary nahita olon-Ejipity anankiray tany
an-tsaha izareo, dia nentiny ho any aminy
Davidy, dia nomeny mofo izy, ka no haniny,
dia nampisotroiny rano izy.
12 Ary nanome azy sombin' ampempa-
-voara, sy voaloboka roa sampaho, izareo:
ary rehefa nihinana izy, dia nody indray
ny fanahiny: fa tsy efa nihinana mofo na
nisotro rano hateloan' andro sy hateloan'
alina izy.
13 Ary hoy Davidy taminy, Aniza hianao?
ary avy taiza hianao? ary hoy izy, Zatovo
Ejipity, mpanompo ny olon-Amaleka anan-
kiray, aho; fa nariany ny tompoko aho,
satria efa narary hateloana aho.
14 Efa nanafiky ny tany atsimony ny
olon-Kerety, sy ny tany Ioda, ary ny tany
atsimony Kaleba, izahay; ary Zikilaga efa
nodoranay tamy ny afo.
15 Ary hoy Davidy taminy, Ho entinao
hidina v' aho ho any aminy ireo miaramila
ireo? ary hoy izy kosa, Aoka Andriamanitra
hianiananao amiko, fa tsy hamono ahy hia-
nao, na hanolotra ahy an-tànany ny tom-
poko, dia ho entiko hidina ho any aminy
ireo miaramila ireo hianao.
16 Ary rehefa nentiny nidina izy, indro,
nihiahaka teo ambony ny tany rehetra
izareo, mihinana sy misotro, ary mandihy,
noho ny habeny ny babo rehetra izay
nalainy teo amy ny tany Filisitia, sy ny
tany Ioda.
17 Dia namely azy Davidy hatramy ny
mazava-ratsy, ka mandraky ny ampitso
hariva; ary tsy nisy olona afa-nandositra,
afa tsy zatovo efa-jato lahy izay nitaingina
angamenavava, izareo no afa-nandositra.
18 Dia no vonjeny Davidy izay rehetra
efa no baboiny ny Amaleka; ary ny vadin-
-droa vavy koa no vonjeny Davidy.
19 Ary tsy nisy zavatra diso, na kely na
be, na zanaka-lahy, na zanaka-vavy, na
remby, na inona na inona taminy izay
rehetra efa no baboiny: nampodiny Davidy
izany rehetr' izany.
20 Dia nalainy Davidy ny ondry sy ny
omby rehetra, izay nentiny ny olona teo
alohany ireny biby ireny, fa hoy izareo, Ireo
no babony Davidy.
21 Ary Davidy nankany aminy lehy roan-
-jato lahy, izay efa reraka ka tsy afaka hana-
raka any Davidy, k' izay efa nampitoeriny
*ny olona* teo amy ny renirano Bezora: dia
lasa hitsena any Davidy sy hitsena ny olona
izay nomba azy izareo, ary nony nanakeky
ny olona i Davidy, dia niarahaba azy izy.
22 Dia niteny izay lehilahy ratsi-fanahy
sady lehilahy Belialy rehetra nanaraka any
Davidy, ka nanao hoe, Satria tsy niaraka
tamintsikia ireo, dia tsy mba homentsikia
azy izay anjara amy ny babo izay efa
azontsikia, afa tsy ny vady aman-janany
ny isan-dahy hiany, mba hitondra azy hiala
izareo, ka handeha.
23 Dia hoy Davidy, Aza manao izany
hianareo, ry rahalahiko, aminy izay nomeny
Iehôvah antsikia, Izay niaro antsikia, ka
nanolotra tany an-tànantsikia ireny miara-
mila izay avy hamely antsikia.
24 F' iza no haneky anareo aminy izany?
fa tahaky ny anjarany izay nidina hiady no
anjarany izay nitoetra teo amy ny entana:
samy hanana hisalahy izy rehetra.
25 Dia nataony araky izany hiany hatra-
miny izany andro izany, ka nataony ho didy
sy lalàna eo amy ny Isiraely izany man-
drak' andro any.
26 Ary raha tonga tany Zikilaga i Davidy,
dia nanatitry *izay anjara* tamy ny babo
ho any ny loholony Ioda sakaizany izy, ka
nanao hoe, Inty saotra ho anareo avy amy
ny babo *azo* tamy ny fahavalony Iehôvah;
27 Ho any izay any Betela, sy izay any
Ramota any amy ny tany atsimo, ary ho
any izay any Iatira,
28 Ary ho any izay any Aroera, sy ho
any izay any Sifimota, ary ho any izay any
Esitemoa,
29 Ary ho any izay any Rakala, sy ho any
izay eo an-tanànany ny Ierahimela, ary ho
any izay eo an-tanànany ny zanaky Kena,

30 Ary ho any izay any Horima, ary ho
any izay any Korasana, ary ho any izay
any Ataka,
31 Ary ho any izay any Hebirona, ary ho
any *izay eo* amy ny fitoeran-drehetra izay
nalehany Davidy sy ny olony.

## TOKO XXXI.

Ary ny Filisitia niady tamy ny Isiraely: ary
nandositra ny olon-Isiraely teo anoloany
ny Filisitia, ka lavo ny voa vono teo an-
-tendrombohitra Giliboa.
2 Dia nanenjikia any Saola sy ny zanany
fatratra ny Filisitia: ka matiny ny Filisitia
Iônatana, sy Abinadaba, sy Malikisoa, za-
naky Saola.
3 Dia nihiamafy ny ady taminy Saola, ka
tratrany ny mpitififitra, dia ny mpandefa-
-tsipìkia, izy; dia naratry ny mpandefa-
-tsipìkia indrindra izy.
4 Ary hoy Saola tamy ny mpitondra ny
fiadiany, Tsoahy ny sabatrao, ka velezo
miboroaka aho, fandroa ho avy ireo tsy voa
fora ireo, ka hamely ahy miboroaka, ka
hihiomehy ahy. Fa tsy nety ny mpitondra
ny fiadiany; fa natahotr' indrindra izy.
Dia nalainy Saola ny sabatra, ka nian-
jerany.
5 Ary rehefa hitany ny mpitondra ny
fiadiany fa maty Saola, dia nianjera tamy ny
sabatrany kosa izy, ka niara-maty izy roa
lahy.
6 Ka, dia niara-maty, taminy izany andro
izany, i Saola ambany ny zanany telo lahy,
sy ny mpitondra ny fiadiany, ary ny olony
rehetra.
7 Ary raha hitany ny olon-Isiraely izay
tany an-koatry ny tany lemaka, sy teo
an-dafiny Ioridany, fa nandositra ny olon-
-Isiraely, ka maty Saola ambany ny zanany,
dia nandao ny tanàna izareo, ka nandositra;
ary ny Filisitia nankany, ka nonina teo.
8 Ary nony maraina, raha tonga ny Fili-
sitia haka ny fananany ny maty, dia nahita
any Saola ambany ny zanany telo lahy
niampatra teo an-tendrombohitra Giliboa
izareo.
9 Dia nanapaky ny lohany, ary nanesotry
ny fiadiany, izareo, ka nanirak' olona ho any
amy ny tany Filisitia manodidina, hanam-
bara izany eo amy ny tranon-tsampiny, sy
amy ny olona.
10 Dia nametraky ny fiadiany *Saola* teo
amy ny tranon' Asitarota izareo; ary ny
fatiny no homboany tamy ny màndany
Beti-sana.
11 Ary raha reny ny mponina tany Ia-
besa-Gileada izay nataony ny Filisitia taminy
Saola,
12 Dia nitsangana ny lehilahy mahery
rehetra, ka nandeha mandritry ny alina,
dia naka ny fatiny Saola sy ny fatiny ny
zanany tamy ny màndany Beti-sana, dia
nankany Iabesa, ka nodorany teo ireny.
13 Ary ny taolany nentiny, ka naleviny
teo ambany ny hazo any Iabesa, dia nifady
hafitoana izareo.

---

NY BOKY FAHAROA

ANTSOINA AMY NY ANARANY

# SAMIOELA.

## TOKO I.

Ary rehefa maty Saola, dia niverina tamy
ny namonoany ny olon-Amaleka i Davidy,
dia nitoetra indro' andro tany Zikilaga i
Davidy:
2 Ary raha omby amy ny andro fahatelo,
indro, nisy lehilahy anankiray avy tany an-
-tobiny Saola, triatr' akanjo, sady efa nasiam-
-bovoka ny lohany: ary rehefa tonga tany
aminy Davidy izy, dia niankohoka tamy ny
tany, ka nilela-paladia.

3 Ary hoy Davidy taminy, Avy taiza hianao? ary hoy izy taminy, Avy nandositra
tany amy ny tobiny ny Isiraely aho.
4 Ary hoy Davidy taminy, Nanao ahoana
izay tany? masìna hianao, lazao amiko.
Ary hoy izy kosa, Efa nandositra ny olona
tamy ny ady, ary marobe koa ny olona resy,
ka maty: ary Saola, sy Iônatana zanany, mba
maty koa.
5 Ary hoy Davidy taminy lehy zatovo
niteny taminy, Nanao ahoana no nahafantaranao fa maty Saola sy Iônatana zanany?
6 Ary hoy lehy zatovo niteny taminy, hoe,
Sendra teo an-tendrombohitra Giliboa aho,
ary indro, i Saola nitehina tamy ny lefony:
ary indro, ny kalesy sy ny mpitaingin-tsoavaly nanenjikia azy mafy.
7 Ary raha nihierikia izy, dia nahita ahy
izy, ka niantso ahy. Ary hoy izaho, Inty
aho.
8 Ary hoy izy tamiko, Iza moa hianao?
Ary hoy izaho taminy, Olon-Amaleka aho;
9 Dia hoy izy tamiko indray, Masìna hianao, mijanòna amboniko, ka vonoy aho, fa
mahita loza aho, satria mbola velona hiany
ny aiko eo anatiko.
10 Dia nijanona teo amboniny aho, ka no
vonoiko, f' efa fantatro, fa tsy ho velona
tsy akory izy, f' efa lavo izy: dia nalaiko
ny satro-boninahitra izay teo amy ny lohany, ary ny haba izay teo amy ny sandriny, ka nentiko ho amy ny tompoko izany.
11 Dia no tànany Davidy ny akanjony,
ka no triariny; dia mba *nanao toy izany*
koa ny lehilahy rehetra izay nomba azy.
12 Dia nisaona sy nitomany izareo, ka
nifady mandra-pahariva ny andro, noho i
Saola sy Iônatana zanany, sy ny olony Iehôvah, ary ny mpianakaviny Isiraely, satria
efa matin-tsabatra izareo.
13 Ary hoy Davidy taminy lehy zatovo
niteny taminy, Avy taiza moa hianao? ary
hoy izy, Zanaky ny vahiny, dia olon-Amaleka, aho.
14 Ary hoy Davidy taminy, Nanao ahoana
no tsy natahoranao haninjitry ny tànanao
hamono ny voa hosotry Iehôvah?
15 Dia niantso zatovo anankiray i Davidy, ka nanao hoe, Hatony, ka vonoy izy
io. Dia namely azy izy, ka maty izy.
16 Ary hoy Davidy taminy, Ny lohanao
no hisiany ny helo-dranao; fa ny vavanao
hiany no efa niampanga anao, hoe, Izaho efa
namono ny voa hosotry Iehôvah.
17 Dia nanao fisaonana i Davidy, dia
izany hira fisaonan' izany, milaza any Saola
sy Iônatana zanany:
18 (Ary nisy nasainy hampianatry ny
zanaky Ioda ny amy ny tsipìkia; indro,
fa voa soratra eo amy ny bokiny Iasera
izany.)
19 Ny hatsara-tarehiny ny Isiraely no vonoina teo ambony ny fitoeran' avonao: Endrey! lavo ny olo-mahery!
20 Aza ambara any Gata izany, aza torina
eo amy ny làlam-be any Asikelôna izany,
fandroa ravo ny zanaka-vaviny ny Filisitia,
fandroa faly ny zanaka-vaviny ny tsy voa
fora.
21 Hianareo tendrombohitra Giliboa, aoky
tsy hilatsahan' ando na ranonorana hianareo, na *hisy* saha fanaterana: fa any no
nanariana foana ny ampingiany ny olo-mahery, dia ny ampingiany Saola, *toa* tsy voa
hoso-tsolikia *izy*.
22 Tsy nihiemotra tamy ny rany ny vonoina, dia tamy ny taviny ny olo-mahery,
ny tsipìkiany Iônatana, ary tsy niverina
foana ny sabatry Saola.
23 I Saola sy Iônatana, tiana sy mahafinaritra dieny mbola velona, ary rehefa maty
aza, tsy nisaraka izy roa lahy; faingiana
lavitra noho ny voromahery, dia mahery
lavitra noho ny liona izareo.
24 Hianareo zanaka-vaviny ny Isiraely,
mitomania any Saola, izay nampitafy jaky
anareo, sy ny zava-mahafinaritra, *k'* izay nanisy firavaham-bolamena ny akanjonareo.
25 Endrey! lavo ny olo-mahery teo afovoany ny ady! Ry Iônatana, maty teo
amy ny fitoeran' avonao hianao.
26 Malahelo anao aho, ry Iônatana rahalahiko: nahafinaritra ahy indrindra hianao:
mahagaga ny fitiavanao ahy, mihoatra lavitra noho ny fitiavany ny vehivavy.
27 Endrey! lavo ny olo-mahery, ary efa
simba ny fiadiana!

## TOKO II.

Ary rehefa afak' izany, dia nanontany
taminy Iehôvah i Davidy, ka nanao hoe,
Hiakatra ho any an-tanàna any Ioda v' aho?
ary hoy Iehôvah taminy, Miakara hiany.
Ary hoy Davidy, Aiza no hiakarako? Ary
hoy izy, Ho any Hebirona.
2 Dia niakatra i Davidy hankany, ombany

ny vadin-droa vavy, i Ahinoama vehivavy
Iezirela, sy Abigaila vinadiny Nabala lehi-
lahy Karimela.
3 Dia nentiny Davidy niakatra izay olony
nomba azy, ny isan' olona ambany ny mpia-
nakaviny avy: dia nitoetra tany an-tanàna
any Hebirona izareo.
4 Dia nankeo ny lehilahy Ioda, ary teo
no nanosorany any Davidy ho mpanjaka
hanapaky ny mpianakaviny Ioda. Dia nilaza
taminy Davidy izareo, ka nanao hoe, Ny
olon-Iabesa-Gileada no nandevina any Saola.
5 Dia nanirak' olona i Davidy ho amy ny
olon-Iabesa-Gileada, ka hoy izy taminy, Ho
tahiny Iehôvah anie hianareo noho ny soa
nataonareo taminy Saola tomponareo, fa
nandevina azy hianareo.
6 Ary ankehitriny, hasiany Iehôvah soa
sy rariny anie hianareo: ary izaho koa ha-
maly soa anareo, satria nanao izany zavatr'
izany hianareo.
7 Ary ankehitriny, aoka hatanjaka ny
tànanareo, ka mahereza hianareo: fa maty
Saola tomponareo, ary izaho kosa no voa
hosotry ny fireneny Ioda ho mpanjakany.
8 F' i Abinera zanaky Nera, mpifehy ny
miaramilany Saola, naka any Isiboseta za-
naky Saola, ka nentiny hankany Maha-
naima;
9 Dia nampanjaka azy tany Gileada, sy
tamy ny Asiory, sy tany Iezirela, sy Efi-
raima, ary Beniamina, dia tany Isiraely re-
hetra.
10 Efa-polo taona i Isiboseta zanaky Saola,
raha vao nanjaka tany Isiraely izy, dia nan-
jaka roa taona izy. Fa ny fireneny Ioda
nomba any Davidy.
11 Ary ny andro nanjakany Davidy tany
Hebirona tamy ny mpianakaviny Ioda, dia
fito taona sy enim-bolana.
12 Dia nivoaka tany Mahanaima i Abinera
zanaky Nera, ambany ny mpanompo any
Isiboseta zanaky Saola, hankany Gibeona.
13 Ary Iôaba zanaky Zerioia, sy ny mpa-
nompo any Davidy, nivoaka kosa, ka nitsena
azy rehetra teo amorony ny farihy any Gi-
beona; dia nipetraka nifanatrikia izy roa
tonta, tamy ny ety amorony ny farihy ety,
sy tamy ny ery amorony ny farihy ery.
14 Ary hoy Abinera taminy Iôaba, Aoky
hitsangana ankehitriny ny zatovo, ka hi-
lalao eto anatrehantsikia. Ary hoy Iôaba,
Aoky hitsangana izareo.
15 Dia nisy nitsangana, ka lasa nita, dia
roa amby ny folo lahy avy tamy ny Beni-
amina, izay nomba any Isiboseta zanaky
Saola, ary roa amby ny folo lahy kosa avy
tamy ny mpanompo any Davidy.
16 Dia samy nifanongo-bolo izy rehetra, ka
samy nifandefony ny ilany ny namany avy;
dia niaraka lavo izareo: k' izany no nana-
vany ny anarany izany fitoeran' izany hoe,
Helikata-haziorima, izay any Gibeona.
17 Ary mafy indrindra ny ady taminy
izany andro izany; dia resy Abinera, am-
bany ny olon-Isiraely, teo alohany ny mpa-
nompo any Davidy.
18 Ary nisy zanaky Zerioia telo lahy teo,
Iôaba, sy Abisay, ary Asahela: ary haingian-
-tongotra tahaky ny biby dia i Asahela.
19 Dia nanenjikia any Abinera i Asahela, ka
tsy nivily handeha ho amy ny ankavanana,
na ho amy ny ankavia, raha nanenjikia any
Abinera izy.
20 Dia nihierikia i Abinera, ka nanao hoe,
Hianao va no i Asahela? Ary hoy izy,
Izaho no izy.
21 Ary hoy Abinera taminy, Mivilia hia-
nao, na ho amy ny ankavananao, na ho amy
ny ankavianao, dia sambory zatovo anan-
kiray, ka alao ho anao ny fiadiany. Fa tsy
nety Asahela hivily amy ny fanenjehany
azy.
22 Ary hoy Abinera taminy Asahela in-
dray, Mivilia hianao, ka aza manenjikia
ahy: fa nahoana no hamely anao hatramy
ny tany aho? fa dia hataoko ahoana no
fijery ny tavany Iôaba rahalahinao?
23 Fa tsy nety nivily izy: dia nasiany Abi-
nera ny antse-defona izy, teo an-dani-voany,
ka dia nivoaka tamy ny lamosiny ny lefona,
dia lavo teo izy, ka maty teo amy ny fitoe-
rana teo hiany: ary izay rehetra tonga teo
amy ny fitoerana izay nandavoana sy naha-
fatesana any Asahela, dia nijanona izareo.
24 F' Iôaba sy Abisay nanenjikia any
Abinera: ary maty ny masoandro raha
tonga teo amy ny havoana Ama izareo, izay
manandrify any Gia eo amy ny làlana man-
kany an-efitra Gibeona.
25 Dia niangona ny zanaky Beniamina
hanaraka any Abinera, dia nanao iray toko
izareo, ka nijanona teo an-tampony ny
havoana.
26 Dia niantso any Iôaba i Abinera, ka
nanao hoe, Handringiana mandrakizay va
ny sabatra? Tsy fantatrao va, fa hangidy
any am-parany izany? koa mandra-paho-

viana no tsy hampiverenanao ny olona
hitsaha-hanenjiky ny rahalahiny?
27 Ary hoy Iôaba, Raha velona koa An-
driamanitra, raha tsy niteny hianao, dia
efa hasaina hiakatra rahamaraina tokoa ny
olona, samy hitsaha-hanenjiky ny rahala-
hiny avy.
28 Dia nampaneno ny trompetra Iôaba,
ka dia nijanona ny olon-drehetra, ka tsy na-
nenjiky ny Isiraely intsony, na niady in-
tsony, izareo.
29 F' i Abinera sy ny olony nandeha man-
dritry ny alina namaky ny tany lemaka, ka
lasa nita any Ioridany, dia namaky any
Bitirôna rehetra, ka tonga tany Mahanaima
izareo.
30 Ary Iôaba niverina tamy ny nanenje-
hany any Abinera: ary rehefa voa vory ny
olon-drehetra, dia diso sivy amby ny folo
lahy tamy ny mpanompo any Davidy, am-
bany Asahela.
31 Fa ny mpanompo any Davidy kosa efa
namely ny olom-Beniamina, sy ny olony
Abinera, k' efa maty enim-polo amby telon-
-jato lahy taminy ireny.
32 Dia nampiakatra any Asahela izareo,
ka nandevina azy teo amy ny fandevenan-
-drainy, izay tany Beti-lehema. Ary Iôaba
sy ny olony nandeha mandritry ny alina,
ka tonga tany Hebirona raha vao mazava-
-ratsy ny andro.

## TOKO III.

Dia niady ela ny mpianakaviny Saola sy
ny mpianakaviny Davidy; ary Davidy nan-
droso, ka nihiahery, fa ny mpianakaviny
Saola kosa nihiareraka hiany.
2 Ary teraka ho any Davidy zanaka-lahy
sasany tany Hebirona: ary Aminôna no
lahi-matoany, teraky Ahinoama vehivavy
Iezirela;
3 Ary Kileaba no lahy aivony, teraky
Abigaila vinadiny Nabala lehilahy Karimela;
ary Abisaloma no fahatelony, zanaky Maaka
zanaka-vaviny Talamay mpanjaky ny Ge-
siory;
4 Ary Adonia no fahefatra, zanaky Ha-
gita; ary Sefatia no fahadimy, zanaky
Abitaly;
5 Ary Itireama no fahenina, teraky Egila
vadiny Davidy. Ireo no teraka ho any
Davidy tany Hebirona.
6 Ary raha mbola niady hiany ny mpia-
nakaviny Saola sy ny mpianakaviny Davidy,
dia nahery Abinera hamonjy ny mpianaka-
viny Saola.
7 Ary Saola efa nanan-tokantranomaso,
i Rizipa no anarany, zanaka-vaviny Aia:
ary hoy Isiboseta taminy Abinera, Nahoana
no niditra tany amy ny tokantranomason-
-draiko hianao?
8 Dia tezitr' indrindra i Abinera noho ny
teniny Isiboseta, ka hoy izy, Lohan' alikia
v' aho, izay manohitry ny Ioda, *ka* manisy
soa ny mpianakaviny Saola rainao andro
any, sy ny rahalahiny, ary ny sakaizany, ka
tsy natolotro tany an-tànany Davidy hianao,
no hamelohinao *foana* aho andro any noho
ny aminy io vehivavy io?
9 Hanao izany aminy Abinera anie An-
driamanitra, ary mihoatra noho izany,
fa araky ny nianianany Iehôvah taminy
Davidy no hataoko aminy,
10 Hampialany ny fanjakana amy ny
mpianakaviny Saola, ka hampitoerany ny
lapany Davidy amy ny Isiraely sy Ioda
hatrany Dana, ka hatrany Beriseba.
11 Ary tsy nahavaly teny any Abinera
akory izy, satria natahotra azy izy.
12 Dia nanirak' olona i Abinera ho aminy
Davidy handaha-teny, ka hanao hoe, Aniza
ny tany? ary hanao hoe koa, Manava fane-
kena amiko, ary indro, ny tànako hamonjy
anao, *ka* hampody ny Isiraely rehetra
haneky anao.
13 Ary hoy izy, Tsara izany; izaho hanao
fanekena aminao: anefa zavatr' irai-loha
no angatahiko aminao, izany hoe, Tsy hahita
ny tavako hianao, raha tsy entinao angaloha
i Mikialy zanaka-vaviny Saola, raha avy
hizaha ny tavako hianao.
14 Dia nanirak' olona i Davidy ho aminy
Isiboseta zanaky Saola, ka nanao hoe, Omeo
ahy Mikialy vadiko; f' efa lasako ho vady
noho ny saron-tsotsoky ny Filisitia zato lahy.
15 Dia naniraka Isiboseta, ka nampaka
azy tamy ny vadiny, dia taminy Falitiela
zanaky Laisa.
16 Ary ny vadiny lasa nanaraka azy, ka
nitomany teny aoriany hatrany Bahiorima.
Ary hoy Abinera taminy, Mandehana, mive-
rena. Dia niverina izy.
17 Ary Abinera niteny tamy ny loholony
ny Isiraely, ka nanao hoe, Efa nitady any
Davidy ho mpanjakanareo hianareo fahiny:
18 Ary ankehitriny, atavy izany: f' Iehô-
vah efa nilaza any Davidy, ka nanao hoe,

Ny tànany Davidy mpanompoko no hamonjeko ny Isiraely oloko amy ny tànany ny Filisitia, ary amy ny tànany ny fahavalon--drehetra.
19 Ary Abinera niteny ho reny ny Beniamina: ary Abinera no nandeha hilaza ho reny Davidy any Hebirona izay rehetra sitraky ny Isiraely, sy izay rehetra sitraky ny mpianakaviny Beniamina rehetra.
20 Dia nankany aminy Davidy tany Hebirona i Abinera, mitondra roa-polo lahy homba azy. Ary Davidy nanao fanasana ho any Abinera, ambany izay olona nomba azy.
21 Ary hoy Abinera taminy Davidy, Izaho hiaingia, ka handeha, ka hanangony ny Isiraely rehetra ho aty amy ny mpanjaka tompoko-lahy, mba hanavany fanekena aminao, ary mba hanjakanao araky izay sitra--ponao rehetra. Dia nampandeha any Abinera i Davidy, ka dia lasa soa aman-tsara izy.
22 Ary, indro, tonga ny mpanompo any Davidy, ambany Iôaba, avy *nanenjiky* ny fahavalony, ka nitondra babo be izareo; f' i Abinera tsy mba teo aminy Davidy *intsony* tany Hebirona, f' efa nampandehaniny, ka lasa soa aman-tsara izy.
23 Rehefa tonga Iôaba sy ny miaramila rehetra izay nomba azy, dia nanambara taminy Iôaba ny olona, ka nanao hoe, I Abinera zanaky Nera nankany amy ny mpanjaka, dia nampandeha azy izy kosa, ka lasa soa aman-tsara izy.
24 Dia nankany amy ny mpanjaka Iôaba, ka hoy izy, Inona no nataonao? Indro, i Abinera tonga taty aminao; nahoana no nampandehaninao, ka lasa tokoa izy?
25 Fantatrao i Abinera zanaky Nera, fa hamitaka anao no nihiaviany, ary mba hahalala ny fivoahanao sy ny fidiranao, dia mba hahalala izay rehetra ataonao.
26 Ary nony nivoaka taminy Davidy Iôaba, dia nanirak' olona izy hanaraka any Abinera, ary izareo nitondra azy hiverina hiala amy ny loharano Sira: fa tsy fantatry Davidy izany.
27 Ary nony niverina ho any Hebirona i Abinera, dia nentiny Iôaba hitokana eo am--bavahady izy, *toa* hitenenany aminy mangingina, dia nasiany teo an-dani-voany izy, ka maty izy, noho ny rany Asahela rahalahiny.
28 Ary rehefa afak' izany, raha nandre i Davidy, dia hoy izy, Afa-keloka aho sy ny fanjakako mandrakizay eo anatrehany Iehôvah, amy ny rany Abinera zanaky Nera:
29 Aoky hiverina amy ny lohany Iôaba, sy ny tranon-drainy rehetra, izany; ary aoky tsy ho diso eo an-tranony Iôaba izay mitsi-dra, na izay boka, na izay miankina amy ny tehina, na izay lavon-tsabatra, na izay mila hanina.
30 F' Iôaba sy Abisay rahalahiny efa namono any Abinera, satria efa nahafaty any Asahela rahalahiny tany Gibeona tamy ny ady izy.
31 Ary hoy Davidy taminy Iôaba, sy ny olon-drehetra izay nomba azy, Triaro ny akanjonareo, dia misikìna lamba fisaonana hianareo, ka mandehana misaona eo alohany Abinera. Ary Davidy mpanjaka lasa nanaraky ny trano-vorona.
32 Dia nandevina any Abinera tany Hebirona izareo: ary ny mpanjaka nidradradradra, ka nitomany teo anilany ny fasany Abinera: dia nitomany koa ny olon-drehetra.
33 Ary nisaona any Abinera ny mpanjaka, ka nanao hoe, Tahaky ny fahafatesany ny adala va no tokony hahafatesany Abinera?
34 Tsy nifatotra ny tànanao, na nigadra ny tongotrao: tahaky ny andavoan' olona eo anatrehany ny olon-dratsi-fanahy no nandavoana anao. Dia nitomany azy indray ny olon-drehetra.
35 Ary raha avy ny olon-drehetra hampihinan-kanina any Davidy dieny mbola antoandro, dia nianiana i Davidy, ka nanao hoe, Hanao izany amiko anie Andriamanitra, ary mihoatra noho izany, raha hanandrana mofo na zavatra kely akory aho mandra-pilentikia ny masoandro.
36 Ary ny olon-drehetra naneky, ka nankasitraky izany: araky izay rehetra nataony ny mpanjaka, no nankasitrahany ny olon--drehetra izany.
37 Ary nahalala ny olon-drehetra, ambany ny Isiraely rehetra, taminy izany andro izany, fa tsy avy tamy ny mpanjaka ny namonoana any Abinera zanaky Nera.
38 Ary hoy ny mpanjaka tamy ny mpanompony, Tsy mba fantatrareo va, fa andriandahy, dia lehilahy malaza, no lavo teo amy ny Isiraely andro any?
39 Ary malemy aho andro any, na dia voa hosotra ho mpanjaka aho, ary ireny lehilahy zanaky Zerioia ireny manao mafy loatra amiko; Iehôvah hamaly ny mpanao ratsy araky ny ratsy nataony.

## TOKO IV.

ARY rehefa reny *Isiboseta* zanaky Saola
f' efa maty tany Hebirona i Abinera, dia
nihiaosa ny tànany, ary ory ny Isiraely
rehetra.
2 Ary nisy roa lahy mpifehy ny miara-
milany lehy zanaky Saola: i Baana no ana-
rany ny anankiray, ary Rekaba no anarany
ny anankiray koa: zanaky Rimona lehi-
lahy Berota, avy tamy ny zanaky Benia-
mina, izy roa lahy, (fa natao i Berota koa
ho any ny Beniamina:
3 Ary nandositra ho any Gitaima ny olom-
-Berota, ka nivahiny tany izareo mandrak'
andro any.)
4 Ary Iônatana zanaky Saola nanan' ana-
ka-lahy mandringia-tongotra. Efa dimy taona
izy, raha avy tany Iezirela ny filazana any
Saola, sy Iônatana: ary ny mpitaiza azy ni-
tondra azy, ka nandositra: ary raha nihia-
zakazaka handositra, dia potraka izy, ka
dia nandringia ny zazalahy. Ary Mefibo-
seta no anarany.
5 Dia nandeha ireo zanaky Rimona olom-
-Berota, i Rekaba sy Baana, ka tonga tany
an-tranony Isiboseta, nony nihiafana ny
andro, raha nandry teo am-parafara, araky
ny fanaon' olona raha mitataovovonana ny
andro, izy.
6 Ary niditra teo anatiny ny trano, *toa*
mpivaro-bary, izy roa lahy; dia namely any
*Isiboseta* teo an-dani-voany izareo: dia nan-
dositra i Rekaba sy Baana rahalahiny.
7 Fa raha niditra tany an-trano izy roa
lahy, efa nandry Isiboseta teo am-parafarany
teo an-trano fandriany, dia namely azy, ka
namono azy izareo: dia nanapaky ny lohany
izareo, ka nentiny ny lohany, ary lasa na-
maky ny tany lemaka nandritry ny alina
izareo.
8 Ary izareo nitondra ny lohany Isiboseta
ho any aminy Davidy any Hebirona, ka hoy
izareo tamy ny mpanjaka, Indry ny lohany
Isiboseta zanaky Saola fahavalonao izay
nitady ny ainao, f' Iehôvah efa namaly
any Saola ambany ny zanany andro any
noho ny nataony tamy ny mpanjaka, tom-
poko-lahy.
9 Dia namaly any Rekaba sy Baana raha-
lahiny, zanaky Rimona olom-Berota, i Da-
vidy, ka nanao taminy hoe, Raha velona
koa Iehôvah Izay namonjy ny aiko tamy ny
fahorian-drehetra,
10 Raha nisy nilaza tamiko, ka nanao hoe,
Indro maty Saola, ka nataony fa nitondra
filazan-tsara izy, dia no hazoniko izy, ka no
vonoiko tany Zikilaga izy, fa *nataony* fa
homeko tamby noho ny filazany izy:
11 Mainkia, rehefa no vonoiny ny olon-
-dratsi-fanahy ny lehilahy marina teo an-tra-
nony hiany, teo ambony ny farafarany, dia
tsy ho valiako amy ny tànanareo va ny
rany, ka ho fongorako amy ny tany hia-
nareo?
12 Dia no didiany Davidy ny zatovony,
dia namono azy izareo, ka nanapaky ny tà-
nany amban-tongony, dia nahantony teo
ambony ny farihy tany Hebirona izareo. Fa
ny lohany Isiboseta nentiny, ka naleviny
teo am-pasany Abinera tany Hebirona.

## TOKO V.

DIA nankany aminy Davidy tany Hebirona
ny fireneny ny Isiraely rehetra, ka nanao
hoe, Indro, taolanao sy nofonao izahay.
2 Fa fony fahiny koa, raha nanjaka ta-
minay i Saola, hianao no namoaka sy nampi-
ditry ny Isiraely: ary hoy Iehôvah taminao,
Hianao no hamahany ny Isiraely oloko, ary
hianao no ho mpifehy ny Isiraely.
3 Ka dia nankany amy ny mpanjaka, tany
Hebirona, ny loholony ny Isiraely rehetra:
ary Davidy mpanjaka nanao fanekena ta-
miny tany Hebirona teo anatrehany Iehô-
vah: dia nanosotra any Davidy ho mpan-
jaky ny Isiraely izareo.
4 Efa telo-polo taona i Davidy raha vao
nanjaka, dia nanjaka efa-polo taona izy.
5 Fito taona sy enim-bolana no nanjakany
tamy ny Ioda tany Hebirona: ary telo
amby telo-polo taona no nanjakany tamy ny
Isiraely sy Ioda rehetra tany Ieriosalema.
6 Ary ny mpanjaka sy ny olony nankany
Ieriosalema ho amy ny Iebiosa tompon-tany,
izay niteny taminy Davidy, ka nanao hoe,
Raha tsy esorinao ny jamba, sy ny man-
dringia, dia tsy afaka hiditra aty hianao:
fa nataony hoe, Tsy hahazo hiditra aty
Davidy.
7 Kanefa afaky Davidy ny fiarovana mafy
any Ziôna: tanànany Davidy izany.
8 Ary hoy Davidy taminy izany andro
izany, Na iza na iza no mamely ny Iebiosa,
ka miakatra amy ny hady, ka dia mamely ny
mandringia, sy ny jamba, izay halany ny

fony Davidy, izy, *dia ho mpifehy ny miaramila.* Izany no anavany hoe, Ny jamba, sy ny mandringia tsy hiditra eo an-trano.
9 Dia nitoetra teo anatiny ny fiarovana i Davidy, ka nataony ny anarany hoe, Tanànany Davidy. Dia nanao trano manodidina i Davidy hatrany Milo no miditra.
10 Dia nandroso, ka nihialehibe, i Davidy, ary Iehôvah Andriamanitry ny maro nomba azy.
11 Ary Hirama mpanjaka any Toro nanirak' olona mitondra hazo sedera ho any aminy Davidy, ary mpandrafitra, sy tambato: dia nanao trano ho any Davidy izareo.
12 Ary fantatry Davidy f' Iehôvah efa nampitoetra azy ho mpanjaka amy ny Isiraely, k' efa nanandratry ny fanjakany noho ny Isiraely olony.
13 Dia naka tokantranomaso amam-bady sasany koa avy tany Ieriosalema i Davidy, rehefa avy niala tany Hebirona izy: dia niteraka zanaka-lahy sy zanaka-vavy indray i Davidy.
14 Ary ireo no anarany ny zanaka-lahy izay teraka ho azy tany Ieriosalema: i Samioa, sy Sobaba, sy Natana, ary Solomona,
15 Ary Ibahara, sy Elisioa, sy Nefega, ary Iafia,
16 Ary Elisama, sy Eliada, ary Elifaleta.
17 Fa rehefa nandre ny Filisitia, f' efa nanosotra any Davidy ho mpanjaky ny Isiraely ny olona, dia niakatra hitady any Davidy ny Filisitia rehetra; ary rehefa reny Davidy izany, dia nidina ho any amy ny fiarovana mafy izy.
18 Dia nankany ny Filisitia, ka nihiahaka teo amy ny tany lemaka Refaima.
19 Dia nanontany taminy Iehôvah i Davidy, ka nanao hoe, Hiakatra ho any amy ny Filisitia v' aho? hatolotrao any an-tànako v' izareo? Ary hoy Iehôvah taminy Davidy, Miakara; fa hatolotro dia hatolotro any an-tànanao ny Filisitia.
20 Dia nankany Bala-perazima i Davidy, dia namely ireny teo i Davidy, ka hoy izy, Iehôvah efa nampiely ny fahavaloko teo anoloako toy ny ielezany ny rano. Izany no nanavany ny anarany izany fitoeran' izany hoe, i Bala-perazima.
21 Ary teo no namelany *ny Filisitia* ny sampiny, dia naringiany Davidy sy ny olony ireny.
22 Dia niakatra hiany indray ny Filisitia, ka nihiahaka teo amy ny tany lemaka Refaima.
23 Dia nanontany taminy Iehôvah i Davidy, ary hoy Izy kosa, Aza miakatra hianao, fa manodidìna azy eo aoriany, ka fetsaho eo tandrifiny ny hazo voaroy izareo.
24 Ary raha renao ny fikioropadropaka mandeha eo amy ny tendrony ny hazo voaroy, dia miaingià faingiana: fa aminy izany no hivoahany Iehôvah eo anoloanao hamely ny miaramila Filisitia.
25 Dia nataony Davidy izany, araky ny nandidiany Iehôvah azy; dia namely ny Filisitia, hatrany Geba, ka hatrany Gezera, izy.

## TOKO VI.

Dia nampiangon' indray ny olom-pinantina tamy ny Isiraely rehetra, telo alina lahy, i Davidy.
2 Dia niaingia sy nandeha i Davidy, ambany ny olon-drehetra izay nomba azy, dia niala tany Bale any Ioda, mba hampiakatry ny fiaran' Andriamanitra hiala any, ny anarany antsoina amy ny anarany Iehôvah Tompony ny maro, Izay mitoetra eo anelanelany ny keriobima.
3 Dia napetrany teo amy ny fiarakodia vaovao ny fiaran' Andriamanitra, ka nafindrany tamy ny tranony Abinadaba izay teo an-kavoana; ary Ioza, sy Ahio, zanaky Abinadaba, no nampandeha ny fiarakodia vaovao.
4 Dia nafindrany teo an-tranony Abinadaba, izay teo an-kavoana, izany, ambany ny fiaran' Andriamanitra; ary Ahio nandeha teo alohany ny fiara.
5 Ary Davidy sy ny mpianakaviny Isiraely rehetra nitendry, teo anatrehany Iehôvah, ny fanava-miosikia rehetra izay natao tamy ny hazo fiera, dia ny lokanga, sy ny valiha, sy ny amponga, sy ny anjomara, ary ny kipantsona.
6 Ary raha tonga teo amy ny famoloany Nakona izareo, dia nahinjitry Ioza *ny tànany* tamy ny fiaran' Andriamanitra, ka no hazoniny; fa nibolasitra ny omby mitondra ny fiarakodia.
7 Dia nirehitra ny fahatezerany Iehôvah taminy Ioza, ary namely azy teo Andriamanitra noho ny fahadisoany, ka maty izy, teo anilany ny fiaran' Andriamanitra.
8 Dia nalahelo i Davidy noho ny namonoany Iehôvah any Ioza, ary nataony ny ana-

rany izany fitoeran' izany hoe, i Pereza-ioza,
mandrak' andro any.
9 Dia natahotra any Iehôvah i Davidy
taminy izany andro izany, ka hoy izy, Aho-
ana no hitondrany ny fiarany Iehôvah ho
aty amiko?
10 Ary tsy nety Davidy namindra ny fia-
rany Iehôvah ho any aminy, ho eo an-tanà-
nany Davidy, fa naviliny Davidy ho any an-
-tranony Obeda-edoma olon-Gata izany.
11 Dia nitoetra ny fiarany Iehôvah tany
an-tranony Obeda-edoma olon-Gata telo vo-
lana: ary Iehôvah nitahy any Obeda-edoma,
sy ny ankohonany rehetra.
12 Ary nisy nilaza taminy Davidy mpan-
jaka, ka nanao hoe, Iehôvah efa nitahy ny
ankohonany Obeda-edoma, sy ny fananany
rehetra, noho ny fiaran' Andriamanitra.
Dia nandeha i Davidy, ka nentiny niakatra,
tamy ny fifaliana, ny fiaran' Andriamanitra
hiala any an-tranony Obeda-edoma, ho any
an-tanànany Davidy.
13 Ary rehefa namindra enin-dia ny mpi-
tondra ny fiarany Iehôvah, dia nisy nanala-
-voady omby sy vositra nafahy.
14 Ary Davidy nandihy araky ny zaka
ny ainy, teo anatrehany Iehôvah: ary nisi-
kina efoda hariry madinikia i Davidy.
15 Dia nampiakatry ny fiarany Iehôvah i
Davidy sy ny mpianakaviny Isiraely rehetra,
tamy ny fihiobiana, sy ny feony ny trom-
petra.
16 Ary nony tonga tany an-tanànany
Davidy ny fiarany Iehôvah, dia nijery teo
am-baravaran-kely i Mikialy zanaka-vaviny
Saola, ka nahita any Davidy mpanjaka nian-
tsambotsambotra sy nandihy teo anatrehany
Iehôvah; dia nanevateva azy anakam-po izy.
17 Dia nampiditry ny fiarany Iehôvah
izareo, ka nampitoeriny teo amy ny fitoe-
rany, teo afovoany ny trano-lay izay na-
tsangany Davidy hitoerany izany. Dia na-
natitra fanatitra hodorana, sy fanatitra
fisaorana, teo anatrehany Iehôvah, i Davidy.
18 Ary rehefa voa atitry Davidy ny fana-
titra hodorana sy ny fanatitra fisaorana,
dia nitsio-drano ny olona tamy ny anarany
Iehôvah Tompony ny maro izy.
19 Ary samy nomeny ampempa mofo iray,
sy *hena* iray didy, ary divay iray tavoahangy,
avy ny olon-drehetra, dia ny hamaroany ny
Isiraely rehetra, na vavy na lahy. Ary samy
nody tany an-tranony avy ny olon-drehetra.
20 Ary Davidy nody hitsio-drano ny an-
kohonany. Dia nivoaka i Mikialy zanaka-
-vaviny Saola hitsena any Davidy, ka nanao
hoe, Manao ahoana ny hatsara-tarehiny ny
mpanjaky ny Isiraely andro any, izay na-
nary lamba anikeheo teo imasony ny ankizi-
-vaviny ny mpanompony, tahaky ny olom-
-poana manary lamba, ka tsy menatra!
21 Ary hoy Davidy taminy Mikialy, Teo
anatrehany Iehôvah *izany*, Izay nifidy ahy
noho ny rainao, sy ny ankohonany rehetra,
ka nanendry ahy ho mpanapaky ny olony
Iehôvah, koa ny Isiraely: dia hilalao eo ana-
trehany Iehôvah aho:
22 Ary mbola ho adaladala kokoa noho
izany aho, ka ho afa-baraka eo imasoko
aho: ary ny ankizi-vavy izay no lazainao,
izareo no hanome ahy voninahitra.
23 Koa tsy nanan' anaka *intsony* i Mikialy
zanaka-vaviny Saola hatramy ny andro na-
hafatesany.

## TOKO VII.

Ary raha nipetraka ny mpanjaka teo an-
-tranony, k' efa nampiadaniny Iehôvah izy
tamy ny fahavalon-drehetra manodidina azy,
2 Dia hoy ny mpanjaka taminy Natana
mpaminany, Indro ankehitriny, izaho mi-
toetra eo an-trano sedera, fa ny fiaran' An-
driamanitra mitoetra eo anatiny ny lay.
3 Ary hoy Natana tamy ny mpanjaka,
Mandehana, atavy izay rehetra eo am-ponao,
fa momba anao Iehôvah.
4 Dia nankeo aminy Natana taminy iny
alin' iny ny teniny Iehôvah, ka nanao hoe,
5 Mandehana, ka lazao aminy Davidy
mpanompoko hoe, Izany no lazainy Iehôvah,
Hianao va hanao trano hitoerako?
6 Fa tsy mbola nitoetra tany an-trano
Aho, hatramy ny andro nampiakarako ny
zanaky Isiraely hiala any Ejipity ka man-
drak' andro any, fa nandehandeha tany an-
-day, sy tany an-trano-lay, Aho.
7 Na aiza na aiza nalehako miaraka amy
ny zanaky Isiraely rehetra, dia niteny
akory v' Aho na tamin-jovy na tamin-jovy
amy ny fireneny Isiraely, izay nandidiako
hamahany ny Isiraely oloko, ka nanao hoe
v' Aho, Nahoana no tsy nanao trano sedera
ho Ahy hianareo?
8 Ary ankehitriny, izany no ho lazainao
aminy Davidy mpanompoko, Izany no la-
zainy Iehôvah Tompony ny maro, Izaho efa
naka anao tamy ny fisokon' ondry, dia

tamy ny fiandrasan' ondry, mba ho mpanapaky ny Isiraely oloko hianao :

9 Ary Izaho nomba anao taminy izay rehetra nalehanao, dia naringiako teo analoanao ny fahavalonao rehetra, ka nomeko anao anaran-dehibe, tahaky ny anarany ny olo-malaza izay eo ambony ny tany.

10 Ary Izaho hanendry fitoerana ho any ny Isiraely oloko, dia hamponina azy, mba hitoerany eo amy ny fitoerany hiany, ka tsy hifindr' intsony izareo, ary ny zanaky ny ratsi-fanahy tsy hampahory azy intsony tahaky ny fahiny,

11 Ary tahaky ny nampahoriany azy hatramy ny andro nanisiako mpitsara ho mpifehy ny Isiraely oloko. Ary hampiadaniko amy ny fahavalonao rehetra hianao ; dia milaza aminao Iehôvah, fa hanao trano ho anao Izy.

12 Ary raha lany ny andronao, ka hodi-mandry amy ny razanao hianao, dia hatsangako ny zanakao handimby anao, dia izay havoaky ny kibonao, ary hampitoeriko ny fanjakany.

13 Izy hanao trano ho any ny anarako, dia hampitoeriko mandrakizay ny lapany ny fanjakany.

14 Izaho ho rainy, ary izy ho zanako. Raha manota izy, dia hanariko amy ny tsorakazon' olona, sy ny kapoky ny zanak' olona izy.

15 Fa ny famindram-poko tsy hiala aminy, tahaky ny nanesorako izany taminy Saola, izay nesoriko teo alohanao.

16 Ary ny tranonao sy ny fanjakanao hitoetra eo anatrehanao mandrakizay : ny lapanao hampitoerina mandrakizay.

17 Araky ireny teny rehetr' ireny, sy araky izany fanindrimandry rehetr' izany, no nitenenany Natana taminy Davidy.

18 Dia niditra i Davidy mpanjaka, dia nipetraka teo anatrehany Iehôvah, ka nanao hoe, Iza moa aho, ry Iehôvah Tompoko ô ? ary inona no tranoko, no nentinao mandrak' ankehitriny aho ?

19 Ary mbola zavatra kely eo imasonao izany, Iehôvah Tompoko ô, f' efa no lazainao ny amy ny tranony ny mpanomponao koa, izay zavatra ho avy rehefa ela. Ary izany no ampianaranao ny olona, ry Iehôvah Tompoko ô.

20 Ary inona mbola azo ho lazainy Davidy aminao ? fa Hianao, Iehôvah Tompoko, mahalala ny mpanomponao.

21 Araky ny teninao sy ny sitra-ponao no nanavanao izany zava-dehibe rehetr' izany, hampahalalanao ny mpanomponao.

22 Koa lehibe Hianao, Iehôvah Andriamanitra : fa tsy misy tahaka Anao, ary tsy misy Andriamanitra afa tsy Hianao, araky izay rehetra efa reny ny sofinay.

23 Ary aiza no misy firenen' iray akory ety ambony ny tany tahaky ny olonao, dia tahaky ny Isiraely, izay nalehan' Andriamanitra mba hanavotra olona ho azy, sy hanao anarana ho Azy, ary hanao zava-dehibe sy mahatahotra ho anareo, dia ho amy ny taninao, eo anatrehany ny olonao, izay efa no vonjenao taminy Ejipity, dia tamy ny firenen-tsamihafa sy ireo andriamaniny ?

24 Dia nampitoerinao ny Isiraely olonao ho olonao mandrakizay ; ary Hianao, Iehôvah ô, efa tonga Andriamaniny.

25 Ary ankehitriny, ry Iehôvah Andriamanitr' ô, ampitoero mandrakizay ny teny izay efa nilazanao ny mpanomponao sy ny tranony, ka atavy araky izay efa no lazainao.

26 Ary aoka hankalazaina mandrakizay ny anaranao, ka hatao hoe, Iehôvah Tompony ny maro no Andriamanitry ny Isiraely : ary aoky ny tranony Davidy mpanomponao hampitoerina eo anatrehanao.

27 Fa Hianao, Iehôvah Tompony ny maro, Andriamanitry ny Isiraely ô, efa nilaza tamy ny mpanomponao, ka nanao hoe, Izaho hanao trano ho anao : koa efa sahy manao izany hataka izany aminao ny mpanomponao.

28 Ary ankehitriny, ry Iehôvah Tompoko ô, Hianao no Andriamanitra, ary marina ny teninao, ary Hianao efa nilaza izany zava-tsoa izany, ny amy ny mpanomponao :

29 Ary ankehitriny, aoka ho sitrakao hitahy ny tranony ny mpanomponao, mba haharitra eo anatrehanao mandrakizay izany ; fa Hianao, Iehôvah Tompoko ô, efa niteny izany : ary aoky ny fitahianao no hitahiany ny tranony ny mpanomponao mandrakizay.

## TOKO VIII.

ARY rehefa afak' izany, dia namely ny Filisitia i Davidy, ka nandresy azy : ary nalainy Davidy ny reni-vohitra tamy ny tànany ny Filisitia.

2 Dia namely ny Moaba izy, dia nanohatra azy tamy ny tady, *rehefa* nazerany tamy ny tany izareo, dia no vonoiny izay rehetra no-

hariny tamy ny tady roa, ary ny erany ny tady iray hiany no velominy. Dia tonga mpanompo any Davidy, mandoa hetra, ny olo-Moaba.

3 Dia namely any Hadada-ezera koa, zanaky Rehoba, mpanjaka any Zoba, i Davidy, raha lasa nandeha hamonjy ny eo amorony ny ony Iofiraty izy.

4 Dia nahazo kalesy arivo taminy, sy mpitaingin-tsoavaly fiton-jato, ary miaramila mandeha an-tongotra roa alina, i Davidy, dia no traingioiny Davidy ny soavaly momba ny kalesy rehetra, fa ny momba ny kalesy zato hiany no tehiriziny.

5 Ary *raha* tonga hamonjy any Hadada-ezera mpanjaka any Zoba, ny olon-TSiria avy tany Damaseko, dia namely roa arivo amby roa alin-dahy olon-TSiria i Davidy.

6 Dia nanendry mpiandri-tany ho any Siria, dia ho any Damaseko, i Davidy: dia tonga mpanompo any Davidy, mandoa hetra, ny olon-TSiria. Ary Iehôvah niaro any Davidy taminy izay rehetra nalehany.

7 Dia nalainy Davidy ny ampingia volamena izay nananany ny mpanompo any Hadada-ezera, ka nentiny ho any Ieriosalema.

8 Ary tany Beta sy tany Berotay tanànany Hadada-ezera nahazoany Davidy mpanjaka varahina be indrindra.

9 Rehefa reny Toy mpanjaka any Hamata f' efa namely ny miaramila rehetra any Hadada-ezera i Davidy,

10 Dia naniraka any Iorama zanany, hankany aminy Davidy mpanjaka, i Toy, mba hiarahaba azy, sy hisaotra azy, satria efa niady taminy Hadada-ezera, k' efa nandresy azy izy: f' efa fahavalony Toy i Hadada-ezera. Ary *Iorama* nitondra fanaka volafotsy, sy fanaka volamena, ary fanaka varahina:

11 Ireny koa natokany Davidy mpanjaka ho any Iehôvah, hanampy ny volafotsy, sy ny volamena, izay natokany nalaina tamy ny firenen-drehetra izay resiny;

12 Tamy ny olon-TSiria, sy ny Moaba, sy ny zanaky Amona, sy ny Filisitia, sy ny Amaleka, ary tamy ny babo nalaina taminy Hadada-ezera, zanaky Rehoba, mpanjaka any Zoba.

13 Dia nahazo anarana i Davidy, rehefa niverina tamy ny namelezany ny olon-TSiria, valo arivo amby iray alin-dahy, teo an-dohasaha fanasina, izy.

14 Dia nanendry mpiandri-tany tany Edoma izy: dia tany Edoma rehetra nanendreny mpiandri-tany, ary tonga mpanompo any Davidy ny olon' Edoma rehetra. Ary Iehôvah niaro any Davidy taminy izay rehetra nalehany.

15 Dia nanjaka tamy ny Isiraely rehetra i Davidy: ary nitsara ka nanao izay marina tamy ny olony rehetra i Davidy.

16 Ary Iôaba zanaky Zerioia no mpifehy ny miaramila; ary Iehosafata zanaky Ahilioda no mpitadidy;

17 Ary Zadoka zanaky Ahitioba, sy Ahimeleka zanaky Abiatara, no mpisorona; ary Seraia no mpanoratra;

18 Ary Benaia zanaky Iehoiada no mpifehy ny olon-Kerety, sy ny olom-Pelety; ary ny zanaky Davidy no mpanapaka lehibe.

## TOKO IX.

Ary hoy Davidy, Mbola misy tamingiany Saola velona hiany va? dia hasiako soa izy, noho ny any Iônatana.

2 Ary nisy mpanompo avy teo an-tranony Saola, i Ziba no anarany. Ary raha nantsoina hankany aminy Davidy izy, dia hoy ny mpanjaka taminy, Hianao moa no i Ziba? Ary hoy izy kosa, Ny mpanomponao no izy.

3 Ary hoy ny mpanjaka, Mbola misy tamingiany Saola velona hiany va? dia hasiako soa avy amin' Andriamanitra izy. Ary hoy Ziba tamy ny mpanjaka, Misy zanaka-lahiny Iônatana iray hiany mandringia-tongotra.

4 Ary hoy ny mpanjaka taminy, Aiza izy? Ary hoy Ziba tamy ny mpanjaka, Indro, eo an-tranony Makira zanaky Amiela any Lodebara izy.

5 Dia naniraka i Davidy mpanjaka, ka nampaka azy tamy ny tranony Makira zanaky Amiela any Lodebara.

6 Ary rehefa tonga tany aminy Davidy i Mefiboseta zanaky Iônatana, zanaky Saola, dia niondrikia, ka niankohoka izy. Ary hoy Davidy, Ry Mefiboseta! Ary hoy izy kosa, Inty ny mpanomponao.

7 Ary hoy Davidy taminy, Aza matahotra hianao: fa hasiako soa tokoa hianao, noho ny any Iônatana rainao, ary hampodiko ho anao ny tany rehetra *izay nety ho* any Saola rainao: ary hianao hihina-mofo eo an-databatro mandrakariva.

8 Dia niondrikia izy, ka hoy izy, Inona

ny mpanomponao, no nijerenao alikia maty
tahaka ahy?
9 Dia niantso any Ziba, mpanompo any
Saola, ny mpanjaka, ka nanao taminy hoe,
Efa nomeko ny zanaky ny tomponao izay
rehetra nety ho any Saola, ambany izay
rehetra nety ho any ny ankohonany.
10 Ary hianao, sy ny zanakao, ary ny
mpanomponao, hiasa ny tany ho azy, ka
ho entinao *ny vokatra*, mba hahazoany ny
tomponao hanina ho haniny hiany: f' i
Mefiboseta zanaky ny tomponao hihina-
-mofo eo an-databatro mandrakariva. Ary
nanan' anaka dimy amby ny folo lahy, sy
ankizy roa-polo lahy, i Ziba.
11 Ary hoy Ziba tamy ny mpanjaka,
Araky izay rehetra andidiany ny mpanjaka
tompoko-lahy ny mpanompony no hataony
ny mpanompony. 'Fa ny aminy Mefiboseta,
*hoy ny mpanjaka*, dia hihinana eo an-data-
batro toy ny anankiray amy ny zanaky ny
mpanjaka izy.
12 Ary Mefiboseta nanan' anaka-lahy ta-
nora-fanahy, i Mika no anarany. Ary izay
rehetra nitoetra teo an-tranony Ziba, dia
mpanompo any Mefiboseta avokoa izareo.
13 Dia nitoetra tany Ieriosalema i Mefi-
boseta: fa teo an-databatry ny mpanjaka
no nihinanany mandrakariva: ary nan-
dringia ny tongony roa.

## TOKO X.

**Ary** rehefa afak' izany, dia maty ny mpan-
jaky ny zanaky Amona, ary Haniona za-
nany nanjaka nandimby azy.
2 Ary hoy Davidy, Hasiako soa i Haniona
zanaky Nahasa, araky ny soa nataon-drainy
tamiko. Dia nirahiny Davidy ny mpanom-
pony sasany, hampifaly azy noho ny rainy.
Ary nankany amy ny taniny ny zanaky
Amona ireo mpanompo any Davidy.
3 Ary hoy ny andriandahiny ny zanaky
Amona taminy Haniona tompony, Moa
ataonao fa manome voninahitra an-drainao i
Davidy no maniraka mpampifaly aty ami-
nao? tsy hizaha ny tanàna sy hisafo iny,
ary handrava iny, va no nanirahany Davidy
ny mpanompony hankaty aminao?
4 Dia no samboriny Haniona ireo mpa-
nompo any Davidy, dia no haratany ny ila-
-somony, ka no triariny misasaka ny fita-
fiany hatramy ny ravim-bodiny, dia nampo-
diny izareo.
5 Rehefa no lazaina taminy Davidy izany,
dia nanirak' olona hitsena azy izy, satria
efa menatr' indrindra ireny olon' ireny; ary
hoy ny mpanjaka, Mitoera any Ieriko am-
bara-paniry ny somotrareo, ary rehefa afak'
izany, dia modia hianareo.
6 Ary raha hitany ny zanaky Amona,
f' efa maimbo teo anatrehany Davidy izareo,
dia nanirak' olona ny zanaky Amona ha-
namby ny olon-TSiria any Beti-rehoba, sy
ny olon-TSiria any Zoba, miaramila mandeha
an-tongotra roa alin-dahy, ary tamy ny
mpanjaka any Maka, olona arivo lahy, ary
taminy Isitoba, roa arivo amby iray alin-
-dahy.
7 Ary raha reny Davidy izany, dia nani-
raka any Iôaba, ambany ny miaramila ma-
hery miady rehetra, izy.
8 Dia nivoaka ny zanaky Amona, ka
nandahatry ny ady teo amy ny fidirana am-
-bavahady; fa ny olon-TSiria any Zoba, sy
Rehoba, sy Isitoba, ary Maka, kosa nitokana
teny an-tsaha.
9 Ary raha hitany Iôaba, fa manohitra
azy ny ady eo alohany sy eo ivohony, dia
nifidy olona sasany tamy ny voa fantina
rehetra tamy ny Isiraely izy, ka nandahatra
azy hiady amy ny olon-TSiria:
10 Ary ny olona sisa natolony tany an-
-tànany Abisay rahalahiny, dia nandahatry
*ireny* hiady amy ny zanaky Amona kosa
izy.
11 Ary hoy izy, Raha tsy tohako ny olon-
-TSiria, dia hamonjy ahy hianao: fa raha
tsy tohanao kosa ny zanaky Amona, dia ho
avy ka hamonjy anao aho:
12 Mahereza, ary aoka ho lehilahy isikia,
noho ny olontsikia, sy noho ireo tanà-
nan' Andriamanitsikia, ary aoky Iehôvah
hanao izay soa eo imasony.
13 Ary Iôaba, ambany ny olona izay
nomba azy, nanatona hiady amy ny olon-
-TSiria: dia nandositra teo anoloany
izareo.
14 Ary raha hitany ny zanaky Amona fa
nandositra ny olon-TSiria, dia nandositra
izareo kosa teo anoloany Abisay, ka niditra
teo an-tanàna. Dia niverina Iôaba avy
tany amy ny zanaky Amona, ka nankany
Ieriosalema.
15 Ary raha hitany ny olon-TSiria, fa resy
teo anatrehany ny Isiraely izareo, dia nian-
gona izareo.
16 Ary nanirak' olona i Hadarezera, ka

nitondra ny olon-TSiria izay teny an-dafiny
ny ony: dia nankany Helama izareo; ary
Sobaka, mpifehy ny miaramilany Hada-
rezera, nandeha nialoha azy.
17 Ara raha no lazaina taminy Davidy
izany, dia nampiangony ny Isiraely rehetra
izy, dia nita any Ioridany, ka nankany He-
lama. Dia nilahatra hamely any Davidy
ny olon-TSiria, ka niady taminy izareo.
18 Dia nandositra teo anoloany ny Isiraely
ny olon-TSiria: ary namono olon-TSiria
fiton-jato lahy mpampandeha-kalesy, sy
mpitaingin-tsoavaly efatr' alina, i Davidy,
dia namely any Sobaka mpifehy ny miara-
milany, ka maty teo izy.
19 Ary raha hitany ny mpanjaka rehetra
izay efa nanompo any Hadarezera, fa resy
teo anoloany ny Isiraely izareo; dia nihia-
vana tamy ny Isiraely izareo, ka nanompo
ireny. Dia natahotra ny olon-TSiria, ka
tsy nanampy ny zanaky Amona intsony
izareo.

## TOKO XI.

Ary raha vao nihierina ny taona, ka tonga
ny andro fandehanany ireny mpanjaka
*hiady*, dia nirahiny Davidy Iôaba sy ny
mpanompony nomba azy, ambany ny Isi-
raely rehetra; dia nandringiany ny zanaky
Amona izareo, ka nanao fahirano any Raba,
f' i Davidy nitoetra tany Ieriosalema hiany.
2 Ary nony harivariva, dia nifoha i Da-
vidy teo am-pandriany, ka nitsangan-
tsangana teo ambony ny tampon-tranony
ny mpanjaka; ary raha tany an-tampon-
-trano, dia nahita vehivavy nandro izy;
ary tsara-tarehy ravehivavy, *ka* mahate-
hizaha.
3 Dia nanirak' olona i Davidy hanavina
ny amin-dravehivavy. Ary hoy ny ananki-
ray, Tsy Batiseba v' iny, zanaka-vaviny Eli-
ama, vadiny Ioria avy amy ny Heta?
4 Dia nanirak' olona i Davidy, ka nam-
paka azy; dia nankany ravehivavy eo aminy,
ary nandry taminy izy, f' efa nadio ravehi-
vavy tamy ny fahalotoany: dia niverina
ho any an-tranony izy.
5 Dia bevohoka ravehivavy, dia naniraka
hilaza aminy Davidy izy, ka nanao hoe, Efa
bevohoka aho.
6 Dia nampitondra teny taminy Iôaba i
Davidy, hoe, Asavy hankaty amiko Ioria
avy amy ny Heta. Dia nampandeha any
Ioria ho any aminy Davidy Iôaba.
7 Ary rehefa tonga Ioria tany aminy, dia
nanontany azy ny toetry Iôaba i Davidy,
ary ny toetry ny olona, sy ny toetry ny
fandrosoany ny ady.
8 Ary hoy Davidy taminy Ioria, Andeha
mody, ka sasao ny tongotrao. Dia niala
tany an-tranony ny mpanjaka Ioria, ary na-
terina hanaraka azy anjaran-kanina avy tamy
ny mpanjaka.
9 Ary nandry teo am-baravarany ny tra-
nony ny mpanjaka Ioria, ambany ny mpa-
nompony ny tompony avokoa, fa tsy nidina
hody any an-tranony izy.
10 Ary rehefa nambara taminy Davidy,
ka natao hoe, Tsy nidina Ioria hody any
an-tranony, dia hoy Davidy taminy Ioria,
Tsy nody avy tamy ny nalehanao va hianao?
nahoana no tsy nidina hankany an-tranonao
hianao?
11 Ary hoy Ioria taminy Davidy, Ny fiara,
sy ny Isiraely, ary ny Ioda, dia mitoetra eo
an-day; ary Iôaba tompoko ambany ireo
mpanompony ny tompoko-lahy, dia any
an-tsaha no itobiany; ka hataoko ahoana
no hody any an-tranoko, mba hihinana sy
hisotro, ka handry amy ny vadiko? raha
velona koa hianao ary raha velona koa
ny ainao, tsy mba hanao izany aho.
12 Ary hoy Davidy taminy Ioria, Mitoera
aty andro any indray hianao, ary raham-
pitso, dia hampandehaniko hianao. Dia
nitoetra tany Ieriosalema Ioria androtrizay
sy ny ampitso.
13 Ary nanasa azy Davidy, ka dia nihi-
nana sy nisotro teo anatrehany izy, ka
nataony mamo izy: ary nony hariva, dia
nivoaka izy, mba handry eo am-para-
farany, miaraka amy ny mpanompony ny
tompony, fa tsy nidina hody any an-tra-
nony izy.
14 Ary nony maraina, dia nanoratra tara-
tasy ho any Iôaba i Davidy, ka nampiton-
drainy any Ioria.
15 Ary nanoratra teo amy ny taratasy izy,
hoe, Ampandrosoy Ioria hialoha amy ny
ady mafy, dia ilaozy izy, mba ho velezina
ka maty izy.
16 Ary rehefa nandiniky ny tanàna Iôaba,
dia nanendry any Ioria izy ho amy ny fitoe-
rana izay hitany fa nisy olo-mahery niady
teo.
17 Dia nivoaka ny olona teo an-tanàna,

ka niady taminy Iôaba; ary nisy maty tamy
ny olona mpanompo any Davidy, ary maty
koa Ioria avy tamy ny Heta.
18 Dia nanirak' olona Iôaba hilaza aminy
Davidy ny toetry ny ady rehetra;
19 Dia nandidy ny iraka izy, ka nanao hoe,
Rehefa voa lazanao tamy ny mpanjaka ny
toetry ny ady rehetra,
20 Ary raha tàhiny ho tezitra ny mpanjaka,
ka hanao aminao hoe, Nahoana no nana-
keky ny tanàna *loatra* ho amy ny ady hia-
nareo? tsy efa fantatrareo va fa hitifitra
eo ambony ny mànda izareo?
21 Iza no namely any Abimeleka zanaky
Ieriobeseta? tsy vehivavy teo ambony ny
mànda va no nitoraka sila-bato avy amy ny
fitotoan-koba taminy, ka maty tany Tebeza
izy? nahoana no nanakeky ny mànda hia-
nareo? dia atavy hoe, Ioria Heta mpanom-
ponao mba maty koa.
22 Dia lasa ny iraka, ka nankany, dia
nanambara taminy Davidy izay rehetra na-
nirahany Iôaba azy:
23 Ka hoy ny iraka taminy Davidy, Na-
hery hanohitra anay ireny olon' ireny, ka
nivoaka hanatona anay ho any an-tsaha
izareo, dia nanenjikia azy izahay kosa ha-
treo amy ny fidirana am-bavahady;
24 Ary ny mpitifitra teo ambony ny
mànda nitifitry ny mpanomponao; dia maty
ny olona sasany tamy ny mpanompony ny
mpanjaka, ary Ioria Heta mpanomponao
mba maty koa.
25 Dia hoy Davidy tamy ny iraka, Izany
no ho lazainao aminy Iôaba, Aza malahelo
noho izany hianao, fa mandringiana ety sy
ery ny sabatra: atsangano ady mafimafy
kokoa hamely ny tanàna, ka ravao iny; dia
omeo toky *Iôaba*.
26 Ary raha nandre ny vadiny Ioria, f' efa
maty Ioria, dia nisaona ny vadiny izy.
27 Ary rehefa afa-tsaona izy, dia nanirak'
olona i Davidy, ka nampaka an-dravehi-
vavy ho any an-tranony hiany, ka no
vadiny, dia niteraka zanaka-lahy ho azy
izy. Ary ratsy teo imasony Iehôvah ny
nataony Davidy.

## TOKO XII.

Ary Iehôvah naniraka any Natana ho any
aminy Davidy. Dia nankeo aminy izy, ka
hoy izy taminy hoe, Nisy olon-droa lahy
tany an-tanàna anankiray, ny anankiray
manan-karena, ary ny anankiray malahelo.
2 Ilehy manan-karena nanan' ondry sy
omby marobe indrindra:
3 F' ilehy malahelo tsy nanana na inona
na inona, afa tsy zanak' ondri-vavy kely
iray hiany, izay no vinidiny, ka no koloko-
loiny; dia nitombo teo aminy, sy ny zanany,
izy, ka ny haniny hiany no nihinanany, ary
ny kapoakany hiany no nisotroany, dia no
trotroina teo an-tratrany izy, ka nitoetra
teo aminy tahaky ny zanani-vavy anankiray.
4 Ary nisy mpandeha anankiray nankany
aminy lehy manan-karena, dia nitsitsy ny
ondriny sy ny ombiny hiany izy, ka tsy na-
nalany hatao nahandro ho any lehy vahiny
izay nankany aminy; fa ny zanak' ondriny
lehy olo-malahelo no nalainy, dia nataony
nahandro ho any lehy olona izay nankeo
aminy.
5 Ary tezitra dia tezitr' indrindra taminy
lehy olona i Davidy; ka hoy izy taminy
Natana, Raha velona koa Iehôvah, dia hatao
maty tokoa izay olona nanao izany:
6 Dia hanonitra zanak' ondry efatra heny
izy, satria nanao izany zavatr' izany izy, ary
satria tsy 'niantra izy.
7 Ary hoy Natana taminy Davidy, Hianao
no ilehy lehilahy. Izany no lazainy Iehôvah
Andriamanitry ny Isiraely, Izaho nanosotra
anao ho mpanjaka amy ny Isiraely, ka na-
monjy anao tamy ny tànany Saola;
8 Dia nomeko anao ny tranony ny tompo-
nao, sy ny vadiny ny tomponao ho andefi-
mandrinao, ary ny fireneny ny Isiraely sy
ny Ioda nomeko anao koa; ary raha tàhiny
kely loatra izany, dia efa homeko anao
zavatra bebe kokoa noho izany.
9 Nahoana no nanamavo ny teniny Iehô-
vah hianao, hanavanao ratsy eo imasony?
Efa namono any Ioria Heta tamy ny sabatra
hianao, k' efa nalainao ny vadiny ho vadinao,
rehefa nahafaty ny lahy tamy ny sabatry ny
zanaky Amona hianao.
10 K' izany no tsy hialany ny sabatra
amy ny tranonao mandrakizay; satria efa
nanamavo Ahy hianao, ka naka ny vadiny
Ioria Heta ho vadinao..
11 Izany no lazainy Iehôvah, Indro, Izaho
hanangana ratsy hanohitra anao avy amy
ny tranonao; dia halaiko eo imasonao ny
vadinao kosa, ka homeko ny namanao; ary
izy handry amy ny vadinao eo imasony iry
masoandro iry.

12 Fa hianao efa nanao miafinafina *izay
zavatra nataonao ;* f' Izaho kosa hanao io za-
vatr' io eo anatrehany ny Isiraely rehetra,
sy eo tandrifiny ny masoandro.
13 Ary hoy Davidy taminy Natana, Efa
nanota taminy Iehôvah aho. Ary hoy
Natana taminy Davidy, Iehôvah kosa efa na-
nesotry ny helokao, ka tsy ho maty hianao:
14 Na dia izany aza, satria izany zavatr'
izany nampitenanao ny fahavalo hilaza ratsy
any Iehôvah, dia ho maty tokoa ny zaza izay
teraka ho anao.
15 Dia nody Natana ho any an-tranony.
F' Iehôvah namely ny zaza izay efa nate-
raky ny vadiny Ioria ho any Davidy, ka
narary be izy.
16 Dia nifona tamin' Andriamanitra i
Davidy ho any ny zaza; ary nifady Davidy,
dia niditra, ka nandry tamy ny tany man-
dritry ny alina izy.
17 Dia nitsangana ny loholony ny tranony,
ka nankeo aminy, mba hampiarina azy amy
ny tany : fa tsy nety izy, ary tsy nety
niara-nihina-mofo taminy izy.
18 Ary rehefa afaka hafitoan' andro, dia
maty ny zaza. Dia natahotra ny mpanompo
any Davidy hilaza aminy fa maty ny zaza,
fa hoy izareo, Indro, raha mbola velona ny
zaza, dia niteny taminy isikia, fa tsy nihaino
ny feontsikia izy ; ka dia hanao ahoana no
alahelony, raha milaza aminy isikia fa maty
ny zaza?
19 Fa rehefa hitany Davidy ny mpanom-
pony mibitsibitsikia, dia fantatry Davidy fa
maty ny zaza ; ary hoy Davidy tamy ny
mpanompony, Maty va ny zaza ? Ary hoy
izareo, Maty izy.
20 Dia niarina i Davidy ho afaka amy ny
tany, dia nandro, sy nihioso-tsolikia, ka
nanova lamba, dia nankany an-tranony Ie-
hôvah, ka nivavaka : dia nody tany an-tra-
nony izy ; ary nony niantso izy, dia nanisy
mofo teo anoloany izareo, ka dia nihinana
izy.
21 Ary hoy ny mpanompony taminy,
Inona no izany zavatr' izany izay nataonao?
fa nifady sy nitomany ny zaza hianao, raha
mbola velona izy, fa rehefa maty ny zaza,
dia niarina sy nihina-mofo hianao.
22 Ary hoy izy, Raha mbola velona ny
zaza, dia nifady sy nitomany tokoa aho ;
fa hoy izaho, Iza no mahalala na hamindra-
-fo amiko Andriamanitra, ka hahavelony ny
zaza, na tsia?
23 Fa ankehitriny izao, dia maty izy ; ka
nahoana no hifady aho? Mahaverina azy
indray v' aho? izaho hankany aminy, f' izy
tsy hiverina aty amiko.
24 Dia nampianina any Batiseba vadiny
hiany Davidy, dia niditra tany aminy, ka
nandry taminy ; dia nitera-dahy izy, ary
nataony *Davidy* ny anarany hoe, i Solomona,
ary Iehôvah tia azy.
25 Dia nampitondra teny any Natana
mpaminany Izy ; dia nataony ny anarany
ny zaza hoe Iedidia, noho Iehôvah.
26 Ary Iôaba niady taminy Raba any ny
zanaky Amona, ka nahafaky ny tanànany
ny mpanjaka.
27 Dia nanirak' olona Iôaba ho any
aminy Davidy, ka nanao hoe, Efa niady
taminy Raba aho, k' efa nahafaky ny tanàn-
-drano.
28 Ary ankehitriny, angony ny olona sisa,
dia mitobia hamely ny tanàna hianao, ka
aoka ho afanao hiany iny ; fandroa izaho
no hahafaky ny tanàna, ka hantsoina araky
ny anarako hiany iny.
29 Dia nampiangony ny olon-drehetra i
Davidy, ka nankany Raba, dia niady ta-
miny, ka nahafaky ny tanàna.
30 Dia nanesotry ny satroky ny mpan-
jakany tamy ny lohany izy, (hanja-bolamena
iray ny lanjany, hanampy ny vato soa in-
drindra :) dia nisatrohany Davidy izany.
Ary namoaka babo be indrindra tamy ny
tanàna izy.
31 Ary ny olona izay teo, dia nentiny
hivoaka, ka nataony tambany ny tsofa, sy
tambany ny fivelezam-by, ary tambany ny
famaki-vy, ka natsipiny teo anatiny ny
fandoroan-tsokay : ary izany no nataony
tamy ny tanànany ny zanaky Amona rehetra.
Dia niverina ho any Ieriosalema i Davidy,
ambany ny olon-drehetra.

## TOKO XIII.

Ary rehefa afak' izany, (sady nanan' ana-
bavy tsara-endrikia i Abisaloma zanaky Da-
vidy, i Tamara no anarany ; ka tiany Ami-
nona zanaky Davidy izy.)
2 Dia nalahelo i Aminona, ka dia narary
izy noho i Tamara anabaviny, fa mpitovo-
-vavy izy, ary sarotra teo imasony Aminona
izay hanavany azy.
3 Ary nanan-tsakaiza i Aminona, Iôna-

daba no anarany, zanaky Simea rahalahiny
Davidy: ary olona fetsifetsy Iônadaba.
4 Ary hoy izy taminy, Nahoana hianao
zanaky ny mpanjaka no mihiahia isan'
andro isan' andro? tsy mba hambaranao
ahy va ny aminao? Ary hoy Aminona
taminy, Tia any Tamara anabaviny Abisa-
loma rahalahiko aho.
5 Ary hoy Iônadaba taminy, Mandria eo
am-parafaranao, ka modia marary: ary
raha avy hamangy anao ny rainao, dia
atavy aminy hoe, Trarantitra hianao, aoka
hankaty Tamara anabaviko, ka hampihi-
nan-kanina ahy, dia hanao ny nahandro eo
imasoko, mba ho hitako, ka hihinanako
izany eny an-tànany.
6 Dia nandry Aminona, ka nody narary;
ary raha avy hamangy azy ny mpanjaka,
dia hoy Aminona tamy ny mpanjaka, Traran-
titra hianao; aoka hankaty Tamara anaba-
viko, hanao ampempa roa eo imasoko ho ahy,
mba ho haniko eny an-tànany.
7 Dia nanirak' olona i Davidy hankany
aminy Tamara any an-trano, ka nanao hoe,
Mankanesa ankehitriny ho any an-tranony
Aminona anadahinao, ka anavy nahandro izy.
8 Dia nankany Tamara, ho any an-tra-
nony Aminona anadahiny, (ary efa nandry
Aminona). Ary naka koba izy, ka no fetafe-
tainy, dia nanao ampempa teo imasony izy,
ka nendasiny ny ampempa.
9 Dia nitondra ny fanendazana izy, ka
naidiny *ny ampempa* teo anatrehany; fa
tsy nety nihinana *ny anadahiny*. Ary hoy
Aminona, Avoahy ny olon-drehetra. Ary
samy nivoaka avokoa ny olon-drehetra.
10 Ary hoy Aminona taminy Tamara,
Ento atsy an-trano miefitra ny nahandro,
hihinanako eny an-tànanao. Dia nalainy
Tamara ny ampempa izay nataony, ka nen-
tiny ho aminy Aminona anadahiny any an-
-trano miefitra.
11 Ary nony nentiny ho any aminy ho
haniny, dia nitana azy izy, ka hoy izy
taminy, Avia handry amiko, ranabaviko.
12 Ary hoy ny anabaviny taminy, Tsia,
ranadahy, aza misavikia ahy; fa tsy mety
hatao izany eo amy ny Isiraely; aza manao
izany fahadalan' izany hianao.
13 Raha izaho, dia aiza no hanariako ny
henatro? fa raha hianao, dia hanahaky ny
adala anankiray eo amy ny Isiraely hianao.
Ary ankehitriny, masìna hianao, lazao amy
ny mpanjaka; fa tsy hiaro ahy aminao izy.
14 Fa tsy nety nihaino ny teniny izy: fa
nanao an-kery taminy, dia nisaviky ny ana-
baviny izy, ka nandry taminy.
15 Dia halany Aminona indrindra izy;
ka dia lehibe lavitra ny tsi-fitiavana, izay
tsi-nitiavany azy, noho ny fitiavana izay efa
nitiavany azy fahiny. Ary hoy Aminona
taminy, Mitsangàna, mandehana.
16 Ary hoy izy taminy, Nahoana no *man-
droaka ahy hianao?* f' io ratsy io, raha
mandroaka ahy hianao, dia lehibe lavatra
iny noho ny *ratsy* hafa nataonao tamiko.
Fa tsy nety nihaino azy izy.
17 Fa niantso ny zatovo mpanompony
izy, ka hoy izy, Ampialao eto amiko io vehi-
vavy io ho eo ala-trano, ary hidio ny vara-
varana rehefa tafavoaka izy.
18 Ary ny anabaviny nitafy lamba miso-
ratsoratra; f' izany no fitafiany ny zanaka-
-vaviny ny mpanjaka raha mbola mpitovo.
Dia navoaky ny mpanompony ny anada-
hiny ho eo ala-trano, ka no hidiany ny
varavarana, rehefa tafavoaka izy.
19 Dia nasiany Tamara lavenona ny loha-
ny, ka no triariny ny lambany misoratso-
ratra izay no tafiny, ary no lolohaviny ny
tànany, dia lasa nandeha izy, mitomany eny
am-pandehanany.
20 Ary hoy Abisaloma anadahiny taminy,
Efa tany aminao v' i Aminona anadahinao?
dia mangìna hiany angeha hianao, ranabavy:
fa anadahinao izy; aza malahelo noho izany
hianao. Dia nitoetra irery Tamara teo an-
-tranony Abisaloma anadahiny.
21 Fa rehefa reny Davidy mpanjaka izany
zava-drehetr' izany, dia tezitr' indrindra
izy.
22 Ary Abisaloma tsy nilaza teny ratsy, na
soa, taminy Aminona rahalahiny: fa halany
Abisaloma i Aminona, satria nisavikia any
Tamara anabaviny izy.
23 Ary rehefa afaka roa taona ngarangi-
dina, dia nana-mpaneti-ondry tany Bala-ha-
zora, izay eo anilany Efiraima, i Abisaloma:
ary nanasa ny zanaka-lahiny ny mpanjaka
rehetra i Abisaloma.
24 Ary nankeo amy ny mpanjaka i Abisa-
loma, ka hoy izy, Indro, mana-mpaneti-
-ondry ny mpanomponao; ary trarantitra
hianao, aoky ny mpanjaka, ambany ny mpa-
nompony, handeha hiaraka amy ny mpanom-
ponao.
25 Ary hoy ny mpanjaka taminy Abisa-
loma, Tsia, anaka, aoky tsy handeha indrai-

maka avokoa isikia, fandroa mamaki-tratra
anao izahay. Ary *na dia* nanery azy izy,
kanefa tsy nety nandeha *ny mpanjaka*, fa
nisaotra azy hiany.
26 Dia hoy Abisaloma, Raha tsy izany,
trarantitra hianao, aoky i Aminona rahala-
hiko handeha hiaraka aminay. Ary hoy ny
mpanjaka taminy, Nahoana no handeha
hiaraka aminao izy?
27 F' i Abisaloma nanery azy hiany man-
dra-pamelany any Aminona ambany ny
zanaka-lahiny ny mpanjaka rehetra han-
deha hiaraka aminy.
28 Ary Abisaloma nandidy ny mpanom-
pony, ka nanao hoe, Tandremo, masìna
hianareo, rehefa ravoravon-toaka ny fony
Aminona, ary raha manao aminareo hoe
aho, Asio i Aminona, dia vonoy izy; fa
aza matahotra; tsy izaho va no efa nan-
didy anareo? matokia, ka mahereza hia-
nareo.
29 Ary ireo mpanompo any Abisaloma
nanao taminy Aminona araky izay efa nan-
didiany Abisaloma azy. Dia niaingia avo-
koa ny zanaka-lahiny ny mpanjaka rehetra,
ary samy nitainginy ny sarin' ampondrany
avy izy rehetra, ka nandositra.
30 Ary raha mbola teny an-dàlana izareo,
dia nankeo aminy Davidy ny filazana hoe, Efa
no vonoiny Abisaloma avokoa ny zanaka-
-lahiny ny mpanjaka, ka tsy nisy niangana
na iray akory.
31 Dia nitsangana ny mpanjaka, ka nan-
driatry ny lambany, dia nandry tamy ny
tany, ary ny mpanompon-drehetra nijanona
teo anilany, triatr' akanjo.
32 F' Iônadaba, zanaky Simea rahalahiny
Davidy, nanao hoe, Aza mba hinoany ny tom-
poko-lahy ny teny hoe, Voa vono avokoa ny
zatovo rehetra zanaka-lahiny ny mpanjaka;
f' i Aminona hiany no maty; f' efa nikiasa
izany Abisaloma, hatramy ny andro nisavi-
hiany *Aminona* any Tamara anabaviny.
33 Ary ankehitriny, aza malahelo am-
-po hianao, tompoko-lahy, ry mpanjaka,
ka mihievitra fa maty avokoa ny zanaky
ny mpanjaka: f' i Aminona hiany no
maty.
34 F' i Abisaloma nandositra. Ary ny
zatovo izay niambina nanandratry ny ma-
sony, dia nijery, k' indro, nisy olona maro
avy tamy ny làlana teo aoriany, teo anilany
ny tendrombohitra.
35 Ary hoy Iônadaba tamy ny mpanjaka,
Indro, avy ny zanaka-lahiny ny mpanjaka:
dia araky izay efa no lazainy ny mpanom-
ponao no izy.
36 Ary rehefa nitsaha-niteny izy, indro,
tonga ny zanaka-lahiny ny mpanjaka, dia
nidradradradra ka nitomany izareo; ary
ny mpanjaka koa ambany ny mpanom-
pon-drehetra nitomany dia nitomany in-
drindra.
37 F' i Abisaloma nandositra, ka nanka-
ny aminy Talimay zanaky Amihioda mpan-
jaky ny Gesiory. Ary *Davidy* nisaony ny
zanany isan' andro.
38 F' i Abisaloma efa nandositra, ka nan-
kany Gesiory, dia nitoetra teo telo taona izy.
39 Ary nalahelo hivoaka ho any aminy
Abisaloma i Davidy mpanjaka; f' efa nia-
nina izy noho i Aminona, fa maty izy.

## TOKO XIV.

Ary Iôaba zanaky Zerioia nahalala fa nala-
helo any Abisaloma ny fony ny mpanjaka.
2 Dia nanirak' olona Iôaba hankany Te-
koa, ka nampaka teo vehivavy hendri-saina
anankiray, ka hoy izy taminy, Masìna hianao,
modia misaona, ka mitafia lamba fisaonana,
ka aza mihioso-tsolikia hianao, fa manava
araky ny fanaony ny vehivavy mandala ela
ny maty:
3 Ary mankanesa any amy ny mpanjaka,
ka lazao aminy araky izao teny izao. Dia
nomeny Iôaba vava izy.
4 Dia niteny tamy ny mpanjaka ny vehi-
vavy avy tany Tekoa, ary niankohoka tamy
ny tany, ka nilela-paladia izy, ka nanao hoe,
Vonjeo, ry mpanjaka.
5 Ary hoy ny mpanjaka taminy, Inona no
efa manjo anao? Ary hoy ravehivavy, Mpi-
tondra-tena tokoa aho, f' efa maty ny
vadiko.
6 Ary nanan' anaka roa lahy hiany ny
ankizi-vavinao, ary izy roa lahy nifamely tany
an-tsaha, ka tsy nisy nampisaraka azy, ary
ny anankiray namely ny anankiray, ka ma-
tiny izy.
7 Ary indro, ny ankohonan-drehetra na-
nangana ady tamy ny ankizi-vavinao, ka hoy
izareo, Atolory izay namono ny rahalahiny,
mba ho vonoinay izy kosa noho ny ainy ny
rahalahiny izay no vonoiny, ka ho vonoinay
ny fara koa. Ka dia ho vonoiny ireo olona
ireo ny vain' afoko izay mbola sisa, ka tsy

hamelany anarana na zanaka ho any ny
vadiko ety ambony ny tany.
8 Ary hoy ny mpanjaka tamin-dravehivavy,
Modia hianao, dia handidy ny aminao aho.
9 Ary hoy ny vehivavy avy tany Tekoa
tamy ny mpanjaka, Tompoko-lahy, ry mpan-
jaka, aoka ho ahy ny heloka, sy ho any ny
ankohonany ny raiko: fa ny mpanjaka sy
ny lapany tsy mba hanan-tsiny.
10 Ary hoy ny mpanjaka, Na zovy na
zovy no manisy teny anao, ento ho aty
amiko, dia tsy hanendry anao intsony izy.
11 Ary hoy ravehivavy, Trarantitra hianao,
aoky ny mpanjaka hahatsiaro any Iehôvah
Andriamanitrao, ka aza avela ny mpamali-ra
hamono intsony, fandroa hamono ny zanako
izareo. Ary hoy ny mpanjaka, Raha velona
koa Iehôvah, tsy hisy singiam-bolo na iray
akory aza amy ny zanakao ho latsaka amy
ny tany.
12 Ary hoy ravehivavy, Trarantitra hia-
nao, aoky ny ankizi-vavinao handaha-teny eo
anatrehany ny mpanjaka, tompoko-lahy.
Ary hoy izy, Lazao àry.
13 Ary hoy ravehivavy, Dia nahoana no
namoron-tsaina toy izany hanohitry ny olon'
Andriamanitra hianao? Fa toy ny anan-
kiray manan-tsiny hiany no itenenany ny
mpanjaka izany zavatr' izany, fa tsy ave-
lany ny mpanjaka hody lehy efa no roahiny.
14 Fa tsy maitsy maty isikia, ka samy
manahaky ny rano raraka amy ny tany izay
tsy azo averin' intsony; ary tsy mizaha tavan'
olona akory Andriamanitra; anefa Izy ma-
nao hevitra tsy handroahana hiala aminy
ny roahiny na iray akory aza.
15 Ary avy aho ankehitriny hilaza izany
zavatr' izany amy ny mpanjaka tompoko-
-lahy, satria efa nampatahotra ahy ny
olona, dia hoy ny ankizi-vavinao, Hilaza
izany amy ny mpanjaka ankehitriny aho,
angamba hataony ny mpanjaka izay zavatra
angatahiny ny ankizi-vaviny;
16 Ka hihaino *ahy* ny mpanjaka, ka ha-
monjy ny ankizi-vaviny amy ny tànany ny
lehilahy izay mitady hamongotra ahy am-
bany ny zanako eo amy ny lovan' Andria-
manitra.
17 Dia hoy ny ankizi-vavinao, Ho tsara
tokoa ny teniny ny mpanjaka; fa toy ny
anjelin' Andriamanitra no ahafantarany ny
mpanjaka tompoko-lahy ny soa sy ny
ratsy: ary Iehôvah Andriamanitrao homba
anao anie.
18 Dia namaly ny mpanjaka, ka nanao
tamin-dravehivavy hoe, Masìna hianao, aza
manafina ahy izay zavatra hanontaniako
anao. Ary hoy ravehivavy, Aoky hiteny
ny mpanjaka tompoko-lahy.
19 Ary hoy ny mpanjaka, Tsy ny tànany
Iôaba va no eo aminao, aminy izany rehetr'
izany? Ary hoy ravehivavy, Raha velona
koa ny ainao, tompoko-lahy, ry mpanjaka, tsy
misy mahazo mivily na ho amy ny ankava-
nana na ho amy ny ankavia, hiala aminy
izay rehetra no lazainy ny mpanjaka tom-
poko-lahy; f' Iôaba mpanomponao no nan-
didy ahy tokoa, ary izy no nanisy izany
teny rehetr' izany teo am-bavany ny ankizi-
-vavinao.
20 Hampisaina *anao* ny hevitry izany fiteny
izany, no nanavany Iôaba mpanomponao iza-
ny; fa hendry ny tompoko-lahy, araky ny fa-
hendreny ny anjelin' Andriamanitra, mahala-
la ny zava-drehetra atao ety ambony ny tany.
21 Ary hoy ny mpanjaka taminy Iôaba,
Indro ankehitriny efa sitrako izany: dia
mandehana, alao indray ilehy zatovo, i
Abisaloma.
22 Dia niondrikia hatramy ny tany Iôaba,
dia niankohoka, ka nisaotry ny mpanjaka,
dia hoy Iôaba, Mahalala andro any ny
mpanomponao, fa nahita soa teo imasonao
aho, ry mpanjaka tompoko-lahy, satria efa
nataony ny mpanjaka izay zavatra nangata-
hiny ny mpanompony.
23 Ary niaingia Iôaba, ka nankany Gesiory,
dia nentiny hankany Ieriosalema i Abisaloma.
24 Ary hoy ny mpanjaka, Aoka hody any
an-tranony izy, fa aza avela hahita ny
tavako izy. Dia nankany an-tranony hi-
any Abisaloma, ka tsy nahita ny tavany
ny mpanjaka izy.
25 Fa tsy nisy lehilahy ho deraina tahaka
any Abisaloma teo amy ny Isiraely rehetra
noho ny hatsara-tarehiny, fa tsy nanan-
-tsiny izy hatramy ny faladiany ny tongo-
ny, ka hatramy ny tampon-dohany.
26 Ary raha nanety ny *volon*-dohany izy,
(fa tamy ny fihiereny ny taona nanete-
zany iny; satria nanavesatra azy *ny volon-
-dohany*, koa nanety iny izy,) dia no lan-
jainy ny volon-dohany, ka lanjan-tsekely
roan-jato araky ny fandanjany ny mpanjaka
izany.
27 Ary teraka ho any Abisaloma zanaka-
-lahy telo sy vavy iray, i Tamara no ana-
rany, vehivavy tsara-tarehy izy.

28 Ary nitoetra tany Ieriosalema roa
taona ngarangidina i Abisaloma, ka tsy
nahita ny tavany ny mpanjaka izy.
29 Dia naniraka haka any Iôaba i Abisa-
loma, mba haniraka azy any amy ny mpan-
jaka; fa tsy nety nankeo aminy izy: ary
raha naniraka fahindroany izy, dia tsy nety
nankeo hiany indray izy.
30 Dia hoy izy tamy ny mpanompony,
Indro, *misy* sahany Iôaba akekiny ny ahy;
ary manana barily eo izy: mandehana
hianareo, ka odory iny amy ny afo. Dia
nandoro *ny voany* lehy saha ireo mpanompo
any Abisaloma.
31 Dia niaingia Iôaba, ka nankany ami-
ny Abisaloma teo an-tranony, ka hoy izy ta-
miny, Nahoana no nandoro ny sahako ireo
mpanomponao?
32 Ary hoy Abisaloma taminy Iôaba,
Indro, izaho naniraka ho any aminao, ka
nanao hoe, Mankanesa aty, mba hirahiko
ho any amy ny mpanjaka hianao, hanao hoe,
Nahoana no nentina niala tany Gesiory aho?
aleoko nitoetra teo mandrak' ankehitriny;
fa aoka aho hahita ny tavany ny mpanjaka,
fa raha tàhiny manan-keloka aho, aoka ho
vonoina aho.
33 Ary Iôaba nankany amy ny mpanjaka,
ka nanambara izany taminy: dia nantsoina
i Abisaloma, ka dia nankeo amy ny mpan-
jaka izy, ka niankohoka tamy ny tany teo
anatrehany ny mpanjaka: dia nanoroka
any Abisaloma ny mpanjaka.

## TOKO XV.

Ary rehefa afak' izany, dia namboariny Abisa-
loma ho azy kalesy sy soavaly maro, ary olona
dimam-polo lahy hihiazakazaka hialoha azy.
2 Ary nifoha isa-maraina i Abisaloma, dia
nijanona teo anilany ny làlany ny vavahady:
ary raha nisy olona manan-teny ho entina
amy ny mpanjaka ho tsaraina, dia niantso
azy Abisaloma, ka hoy izy, Avy amy ny
tanàn' inona hianao? Ary hoy izy, Avy
aminy izay firenen' izay amy ny Isiraely
ny mpanomponao.
3 Ary hoy Abisaloma taminy, Indro, tsara
sy marina ny teninao; nefa tsy misy olona
tendreny ny mpanjaka hihaino anao.
4 Dia hoy koa i Abisaloma, Enga ka izaho
no hatao ho mpitsara eo amy ny tany, fa
raha avy hankaty amiko ny olon-drehetra
manan-ady aman-teny, dia efa homeko
rariny izy rehetra.
5 Ary raha misy olona manatona hiondri-
kia aminy, dia naninjitry ny tànany izy, ka
nitana ny olona, ka norohany.
6 Ary toy izany no nataony Abisaloma
tamy ny Isiraely rehetra izay nankeo amy
ny mpanjaka ho tsaraina: ka dia azony Abi-
saloma mangingina ny fony ny olon-Isiraely.
7 Ary rehefa afaka efa-polo taona, dia hoy
Abisaloma tamy ny mpanjaka, Trarantitra
hianao, aoka handeha hankany Hebirona
aho, hanefako ny voadiko izay nivoadiako
taminy Iehôvah.
8 Fa nivoady ny mpanomponao, raha ni-
toetra tany Gesiory any Siria izy, ka nanao
hoe, Raha mbola hampiverina ahy tokoa
any Ieriosalema indray Iehôvah, dia ha-
nompo any Iehôvah aho.
9 Ary hoy ny mpanjaka taminy, Mande-
hana soa aman-tsara. Ka dia niaingia izy,
ka nankany Hebirona.
10 Ary naniraka mpisafo hankeo amy ny
fireneny Isiraely rehetra i Abisaloma, ka
nanao hoe, Raha vao mandre ny fanenony
ny trompetra hianareo, dia atavy hoe, I
Abisaloma no mpanjaka any Hebirona.
11 Ary roan-jato lahy avy tany Ieriosa-
lema niara-nandeha taminy Abisaloma, sady
nantsoina no nandeha tamy ny fahitsiany
ny fony izareo, ka tsy nahafantatr' izany
zavatr' izany akory izareo.
12 Dia nanirak' olona i Abisaloma, ka
nampaka any Ahitofela olon-Gilo, mpanolo-
-tsaina any Davidy, hiala any Gilo tanàna-
ny, raha mbola nanatitry ireny fanalam-
-boady izy. Ary mafy ny firaisan-tetikia,
ka nihiamaro mandrakariva ny olona momba
any Abisaloma.
13 Ary nisy olona nankany aminy Davidy,
ka nanao hoe, Efa lasa nanaraka any Abisa-
loma ny fony ny olon-Isiraely.
14 Ary hoy Davidy tamy ny mpanompon-
-drehetra izay nitoetra teo aminy tany Ierio-
salema, Miaingià, ka andeha handositra
isikia; fa tsy misy hamonjy antsikia aminy
Abisaloma: andeha hiala faingiana isikia,
fandroa mahatratra antsikia tampoka izy,
ka dia mampidi-doza amintsikia, ka ma-
mely ny tanàna amy ny lelan-tsabatra izy.
15 Ary hoy ny mpanompony ny mpan-
jaka tamy ny mpanjaka, Indro, izay rehetra
no ho sitraky ny mpanjaka tompoko-lahy
hatao, dia hataonay hiany.

16 Dia lasa nivoaka ny mpanjaka, ka na-
naraka azy izay rehetra teo an-tranony.
Fa ny tokantranomasony folo vavy hiany
navelany ny mpanjaka, hiandri-trano.
17 Dia lasa nivoaka ny mpanjaka, ka na-
naraka azy ny olon-drehetra, dia nitoetoetra
teo amy ny fitoeran-davidavitra anankiray
izareo.
18 Ary ny mpanompon-drehetra nandalo
teo anilany; ary ny olon-Kerety rehetra, sy
ny olom-Pelety rehetra, ary ny olon-Gata
rehetra, dia enin-jato lahy izay nanaraka
azy avy tany Gata, dia nandalo teo anatre-
hany ny mpanjaka izareo.
19 Ary hoy ny mpanjaka taminy Itay
olon-Gata, Nahoana no miaraka aminay
hianao koa? Miverena any amy ny fitoera-
nao, ka mitoera eo amy ny mpanjaka: fa
vahiny hianao, sady efa olon-ko-azy any ny
tany nahabe anao.
20 Fa vao tonga omaly hianao, ka ho en-
tiko mivoivoy hiaraka aminay va hianao?
fa mandeha aminy izay azoko haleha aho,
koa miverena hianao, ary ento miverina ny
rahalahinao; famindram-po aman-drariny
anie homba anao.
21 Dia hoy ny famaliny Itay tamy ny
mpanjaka, Raha velona koa Iehôvah, ary
raha velona koa ny mpanjaka, tompoko-
-lahy, na aiza na aiza no itoerany ny mpan-
jaka tompoko-lahy, na ho maty na ho ve-
lona, any hiany no hitoerany ny mpanom-
ponao.
22 Ary hoy Davidy taminy Itay, Mande-.
hana, ka andeha handroso. Dia nandroso
Itay olon-Gata ambany ny olony rehetra,
ary ny ankizy madinikia izay nomba azy.
23 Ary ny tany rehetra nidradradradra
mafy, raha nandroso ny olon-drehetra: ary
ny mpanjaka dia nita ny reniranо Kidrôna,
ary ny olon-drehetra nita-rano nahazo ny
làlana mankany an-efitra.
24 Ary indro, i Zadoka koa ambany ny
zana-Devy rehetra nomba azy, nitondra ny
fiarany ny fanekena an' Andriamanitra: dia
nametraka hiany ny fiaran' Andriamanitra
izareo, ary niakatra i Abiatara, mandra-paha-
tafita ny olon-drehetra avy tany an-tanàna.
25 Ary hoy ny mpanjaka taminy Zadoka,
Ento miverina any an-tanàna ny fiaran' An-
driamanitra: fa raha mahita soa eo imasony
Iehôvah aho, dia hamerina ahy indray Izy,
ka hampahita ahy izany ambany ny fitoe-
rany.
26 Fa raha izany kosa no lazainy, Tsy si-
trako hianao: inty aho, aoka hataony
amiko izay sitra-pony.
27 Ary hoy ny mpanjaka taminy Zadoka
mpisorona, Tsy mpizaha va hianao? mive-
rena soa aman-tsara any an-tanàna, miton-
dra ny zanakareo roa lahy miaraka ami-
nareo, dia i Ahimaza zanakao, ary Iônatana
zanaky Abiatara:
28 Indro, hitoetra eny amy ny tany lemaka
any an-efitra aho, mandra-pahatongany izay
teny avy aty aminareo ho lazaina amiko.
29 Dia nameriny ny fiaran' Andriamanitra
ho any Ieriosalema indray i Zadoka sy
Abiatara; dia nitoetra teo izareo.
30 Ary niakatra teny an-tendrombohitr'
Oliva i Davidy, ka nitomany teny am-piaka-
rana, sady nisaron-doha no nandeha tsy
nikiraro: ary ny olon-drehetra izay nomba
azy, samy nisaron-doha, sy niakatra, ary
nitomany teny am-piakarana, avokoa.
31 Ary nisy nilaza taminy Davidy, ka
nanao hoe, I Ahitofela mba namany ny mpi-
rai-tetikia aminy Abisaloma. . Ary hoy Da-
vidy, Mangataka aminao aho, ry Iehôvah ô,
ampodio ho fahadalana ny saina ataony
Ahitofela.
32 Ary raha tonga i Davidy tany an-tam-
pony ny tendrombohitra izay nivavahany
tamin' Andriamanitra, indro, dia tonga hi-
tsena azy Hiosay olon-Arika, sady triatr'
akanjo, no nasiam-bovoka ny lohany:
33 Ary hoy Davidy taminy, Raha man-
droso miaraka amiko hianao, dia ho entana
mahavesatra ahy hianao.
34 Fa raha hiverina any an-tanàna hianao,
ka hanao aminy Abisaloma hoe, Ho mpanom-
ponao aho, ry mpanjaka; tahaky ny nanom-
poako ny rainao mandrak' ankehitriny no
hanompoako anao indray: dia hahafoany
ny saina nataony Ahitofela hianao.
35 Ary tsy eo aminao v' i Zadoka sy Abia-
tara mpisorona? K' izay zava-drehetra ho
renao avy eo an-tranony ny mpanjaka, dia
ambarao any Zadoka sy Abiatara mpiso-
rona izany.
36 Indro, mitoetra eo aminy hiany ny
zanany roa lahy, i Ahimaza zanaky Zadoka,
sy Iônatana zanaky Abiatara; ary izareo
hirahinareo hitondra aty amiko ny teny
rehetra renareo.
37 Dia nankany an-tanàna i Hiosay sakai-
zany Davidy, ary Abisaloma koa tonga
tany Ieriosalema.

## TOKO XVI.

Ary rehefa nidina kelikely hiala any an-tampony ny tendrombohitra, i Davidy, indro, i Ziba mpanompo any Mefiboseta nifanena taminy, ary ampondra roa nomba azy, sady nasian-dasely, no mitondra ampempa mofo roan-jato, sy sampahom-boaloboka zato, ary voan-kazo vokatra fahavaratra zato, ary divay eran-tavoahangy.
2 Ary hoy ny mpanjaka taminy Ziba, Inona no hevitrao aminy ireo zavatr' ireo? Ary hoy Ziba, Ny ampondra hitaingienany ny mpianakaviny ny mpanjaka; ary ny mofo sy ny voan-kazo vokatra fahavaratra ho haniny ny zatovo; ary ny divay ho sotroiny izay reraka any an-efitra.
3 Ary hoy ny mpanjaka, Ary aiza ny zanaky ny tomponao? Ary hoy Ziba tamy ny mpanjaka, Indro, mitoetra any Ieriosalema izy: fa hoy izy, Andro any no hampodiany ny mpianakaviny Isiraely ny fanjakany ny raiko ho ahy.
4 Ary hoy ny mpanjaka taminy Ziba, Indro, anao izay rehetra ananany Mefiboseta. Ary hoy Ziba, Trarantitra hianao, aoka hahita soa eo imasonao aho, ry mpanjaka tompoko-lahy.
5 Ary rehefa nankany Bahiorima i Davidy mpanjaka, indro, nivoaka teo ny lehilahy anankiray avy amy ny mpianakaviny ny tranony Saola, i Simey zanaky Gera no anarany: dia nivoaka izy, ka nanozona hiany teny am-pihiaviana.
6 Dia nitora-bato any Davidy ambany ny mpanompo any Davidy mpanjaka avokoa izy; ary ny olon-drehetra, ambany ny lehilahy mahery rehetra, teo amy ny ankavanany sy teo amy ny ankaviany, *no torahany koa.*
7 Ary hoy ny fanozony Simey hoe, Mivoaha, mivoaha hianao, ry lehilahy mpandatsa-dra, ary hianao lehilahy ratsi-fanahy.
8 Efa no valiany Iehôvah taminao ny rany ny mpianakavy rehetra any Saola, izay no dimbasanao fanjakana; ary efa natolotry Iehôvah ho any an-tànany Abisaloma zanakao ny fanjakana, ary indro, voa fandriky ny ratsy nataonao hianao, satria mpandatsa-dra hianao.
9 Ary hoy Abisay zanaky Zerioia tamy ny mpanjaka, Nahoana no manozony ny mpanjaka tompoko io ilehy amboa maty io? trarantitra hianao, aoka hankany aminy aho, ka hanapaky ny lohany.
10 Ary hoy ny mpanjaka, Maninona anareo v' aho, ry zanaky Zerioia? aoka hanozona hiany izy, satria efa nanao taminy hoe Iehôvah, Ozony Davidy: k' iza no hanao hoe, Nahoana no nanao izany hianao?
11 Ary hoy Davidy taminy Abisay sy ny mpanompon-drehetra, Indro, ny zanako naterako aza efa mitady ny aiko, ka mainkia *io* olom-Beniamina *io:* avelao izy, ka aoka hanozona hiany izy: f' Iehôvah efa nampanao azy izany:
12 Angamba hijery ny fahoriako Iehôvah, ka ho valiany Iehôvah soa aho, noho ny ozona nataony andro any.
13 Ary dieny nandeha teny an-dàlana i Davidy sy ny olony, dia nandeha kosa i Simey tamy ny ilany ny havoana teo tandrifiny, ka nanozona teny am-pandehanana, ary nitoraka vato taminy, ka nanipy vovoka.
14 Ary tonga ny mpanjaka, ambany ny olon-drehetra nomba azy, k' efa sasatra izy rehetra, dia niala-sasatra teo izy.
15 Ary Abisaloma ambany ny olon-Isiraely rehetra samy efa nankany Ieriosalema, ary Ahitofela nomba azy.
16 Ary nony tonga i Hiosay olon-Arika, sakaizany Davidy, teo aminy Abisaloma, dia hoy Hiosay taminy Abisaloma, Ho ela velona ny mpanjaka, ho ela velona ny mpanjaka.
17 Ary hoy Abisaloma taminy Hiosay, Izany va no fitiavanao ny sakaizanao? nahoana no tsy nomba ny sakaizanao hianao?
18 Ary hoy Hiosay taminy Abisaloma, Tsia; f' izay lehilahy no fidiny Iehôvah sy ireo olon' ireo, ambany ny olon-Isiraely rehetra, izy ho tompoiko, ary izy no hombako:
19 Ary koa, iza no ho tompoiko? tsy eo anatrehany ny zanany *ny mpanjaka* hiany va no hanompoako? dia tahaky ny nanompoako teo anatrehany ny rainao, no hanompoako eo anatrehanao indray.
20 Ary hoy Abisaloma taminy Ahitofela, Sainonareo angeha izay hataontsikia.
21 Ary hoy Ahitofela taminy Abisaloma, Midira any amy ny tokantranomason-drainao, izay navelany hiandri-trano: dia handre ny Isiraely rehetra, f' efa maimbo eo amy ny rainao hianao, dia hahery ny tànany izay rehetra nomba anao.
22 Dia nanorin-day ho any Abisaloma teo

ambony ny tampon-trano izareo, dia niditra
tany amy ny tokantranomason-drainy teo
imasony ny Isiraely rehetra i Abisa-
loma.
23 Ary ny sainy Ahitofela izay no heve-
riny taminy ireny andro ireny, dia ta-
haky ny olona nanontany tamy ny tenin'
Andriamanitra, dia toy izany no sain-dre-
hetra nomeny Ahitofela any Davidy, sy
Abisaloma.

TOKO XVII.

Ary hoy Ahitofela taminy Abisaloma, Aoky
hifantina olona roa arivo amby iray alin-
-dahy aho, dia hiaingia aho, ka hanenjikia
any Davidy anio alina:
2 Ary ho tonga hamely azy aho, raha
mbola sasatra sy osa-tànana hiany izy, ka
hampitahotra azy aho: dia handositra ny
olon-drehetra izay momba azy; ka dia ny
mpanjaka hiany no hasiako:
3 Ka haveriko ho aty aminao ny olon-dre-
hetra: *fa* ho toy ny olon-drehetra mive-
rina tokoa ny lehilahy tadiavinao hiany:
*ka dia* hiadana ny olon-drehetra.
4 Dia sitraky Abisaloma, sy ny loholony
ny Isiraely rehetra, izany teny izany.
5 Ary hoy Abisaloma, Mba antsoy koa i
Hiosay olon-Arika, ary aoka ho rentsikia
izay no ho lazainy kosa.
6 Ary rehefa tonga tany aminy Abisa-
loma i Hiosay, dia hoy Abisaloma taminy,
hoe, Izany no filazany Ahitofela: dia ha-
taontsikia araky ny teniny va, sa tsia?
mitenena hianao.
7 Ary hoy Hiosay taminy Abisaloma, Tsy
tsara ny saina nomeny Ahitofela ankehi-
triny izao.
8 Fa (hoy Hiosay) fantatrao ny rainao, sy
ny olony, fa lehilahy mahery ka saro-po
izareo, tahaky ny biby bera very anaka
any an-tsaha; ary ny rainao, dia lehilahy
mpiady izy, ka tsy hitoetra eo amin' olona
akory rah' alina izy.
9 Indro, miery izy ankehitriny, sa any
an-davaka anankiray, sa angamba eo amy
ny fitoerana hafa: ary aminy izany, raha
tàhiny misy lavo amy ny *olonao* am-boalo-
hany, dia hoy izay rehetra mandre izany,
Misy maty eo amy ny olona momba any
Abisaloma.
10 Ary izay mahery koa, ka manam-po
tahaky ny fon-diona, dia ho reraka tokoa;
fa fantatry ny Isiraely rehetra fa lehilahy
mahery ny rainao, ary lehilahy mahery koa
ny olona momba azy.
11 Koa izany no hevitro, angony dia an-
gony eto aminao ny Isiraely rehetra, ha-
trany Dana, ka hatrany Beriseba, ho ma-
robe tahaky ny fasikia eo amoron-drano-
masina, ary aoky hianao tena mba hiara-
-handeha hanafikia.
12 Dia ho tonga eo aminy izay fitoerana
no hahitana azy isikia, ka *hilatsaka* aminy
tahaky ny filatsaky ny ando amy ny tany
isikia: ary izy ambany izay olon-drehetra
momba azy, tsy havela hisy miangana na
iray akory.
13 Fa raha tàhiny mahazo tanàna izy,
dia hampitondra mahazaka ho aminy izany
tanàn' izany ny Isiraely rehetra, dia ho tao-
mintsikia any amy ny ony, mandra-paha-tsi-
-hisy vato kely na iray akory ho hita eo.
14 Ary hoy Abisaloma sy ny olon-Isiraely
rehetra, Ny sainy Hiosay olon-Arika tsara-
tsara kokoa noho ny sainy Ahitofela. F' efa
no tendreny Iehôvah izay hahafoanany ny
halalin-tsainy Ahitofela, mba hitondrany
Iehôvah ratsy ho aminy Abisaloma.
15 Dia hoy Hiosay taminy Zadoka sy
Abiatara mpisorona, Izany, k' izany no saina
nomeny Ahitofela any Abisaloma sy ny loho-
lony ny Isiraely; ary izany, k' izany kosa
no saina nomeko azy.
16 Ary ankehitriny, maniraha haingiana,
ka lazao aminy Davidy hoe, Aza mitoetra
eo amy ny tany lembalemba any an-efitra
anio alina, fa mandrosoa dia mandrosoa;
fandroa hahita loza ny mpanjaka ambany
ny olon-drehetra momba azy.
17 Ary Iônatana sy Ahimaza nitoetra tany
Eni-rogela; fa tsy sahy niseho na nankany
an-tanàna izareo: fa nisy ankizi-vavy anan-
kiray nankany, ka nilaza taminy; dia lasa,
ka nilaza taminy Davidy mpanjaka kosa
izareo.
18 Kanefa nahita azy roa lahy ny zazalahy
anankiray, ka nilaza taminy Abisaloma: dia
lasa faingiana izy roa lahy, ka nankeo an-
-tranon' olona tany Bahiorima, izay nisy
fantsakana teo anatiny ny rovany; izay ni-
dinany.
19 Ary ravehivavy naka rakotra, ka no
rakofany ny vavany ny fantsakana, dia
namafy fotsim-bary teo amboniny izy: ka
tsy nisy nahalala.

20 Ary rehefa tonga teo an-trano, ho amin-
-dravehivavy, ireo mpanompo any Abisa-
loma, dia hoy izareo, Aiza i Ahimaza sy
Iônatana? Ary hoy ravehivavy taminy,
Efa tafita ny renirano izy roa lahy. Ary
rehefa nitady *azy* izareo, ka tsy nahita, dia
niverina ho any Ieriosalema.
21 Ary rehefa lasa izareo, dia niakatra avy
tamy ny fantsakana izy roa lahy, dia nan-
deha ka nilaza taminy Davidy mpanjaka,
ary hoy izareo taminy Davidy, Miaingià,
ka mità faingiana ny rano: f' izany no
saina nomeny Ahitofela hanohitra anareo.
22 Dia niaingia i Davidy, ambany ny
olona nomba azy, ka nita any Ioridany
izareo: raha vao mazava ny maraina, dia
tsy nisy tsy tafita any Ioridany izareo na
iray akory.
23 Ary raha hitany Ahitofela, fa tsy mba
narahina ny saina nomeny, dia nasiany la-
sely ny ampondrany, dia niaingia izy, ka
nody ho any an-tranony any an-tanànany;
ka nanafatry ny teo an-tranony izy. Dia
nananton-tena izy, ka maty, ary nalevina
teo amy ny fandevenan-drainy.
24 Ary Davidy nankany Mahanaima. F' i
Abisaloma nita any Ioridany, izy ambany ny
olon-Isiraely rehetra nomba azy.
25 Dia nataony Abisaloma i Amasa ho
mpifehy ny miaramilany, hisolo any Iôaba:
ary Amasa, zana-dehilahy Isiraely izy, ny
anarany hoe Itira, ilehy nandry taminy
Abigaila zanaka-vaviny Nahasa, rahavaviny
Zerioia reniny Iôaba.
26 Ary nanorin-day ny Isiraely sy Abisa-
loma teo amy ny tany Gileada.
27 Ary rehefa tonga tany Mahanaima i
Davidy, dia nentiny Soby, zanaky Nahasa
avy tany Raba, any ny zanaky Amona, sy
Makira, zanaky Amiela avy tany Lode-
bara, ary Barizilay, olon-Gileada avy tany
Rogelima,
28 Fandriana, sy kapoaka, sy vilani-tany,
sy vari-vato, sy vari-lava-volo, ary koba,
sy vary voa endy, ary tsara-maso vaventy,
sy tsaro-maso madinikia, ary vóanemba
maina,
29 Ary tantely, sy ronono-mandry, sy on-
dry, ary tsizy rononon' omby, ho haniny
Davidy ambany ny olona izay nomba azy:
fa hoy izareo, Noana, sy sasatra, ary mange-
taheta, any an-efitra ny olona.

## TOKO XVIII.

Dia nanisa ny olona izay nomba azy i
Davidy, ka nanendry ny mpifehy ny arivo
sy ny mpifehy ny zato.
2 Ary nampandehaniny Davidy ny faha-
telony ny olona ho feheziny Iôaba, ary ny
fahatelony ho feheziny Abisay zanaky Ze-
rioia, rahalahiny Iôaba, ary ny fahatelony
ho feheziny Itay olon-Gata. Ary hoy ny
mpanjaka tamy ny olona, Mba hivoaka
hiaraka aminareo tokoa aho.
3 Fa hoy ny olona, Tsy mba hivoaka
hianao: fa raha tàhiny mandositra izahay,
dia hataony tsinontsinona izahay: na dia
maty ny an-tsasakay aza, dia hataony tsinon-
tsinona izahay: fa ankehitriny *hianao* no
toraky ny iray alina aminay: koa aleo raha
hanampy anay eo an-tanàna hianao.
4 Ary hoy ny mpanjaka taminy, Izay atao-
nareo ho tsara no hataoko. Dia nijanona
ny mpanjaka teo anilany ny vavahady, fa
ny olon-drehetra samy nivoaka, ny isan-jato
sy ny isan' arivo.
5 Ary nandidy any Iôaba, sy Abisay, ary
Itay, ny mpanjaka, ka nanao hoe, Maleme
fanahy aminy lehy zatovo, dia aminy Abisa-
loma, noho izaho hiany. Ary ny olon-dre-
hetra nandre ny nandidiany ny mpanjaka
ny mpifehy rehetra ny aminy Abisaloma.
6 Ka dia nivoaka ho any an-tsaha ny olona
hiady amy ny Isiraely; ary nisy ady tany
an-ala Efiraima;
7 Dia resy teo ny olon-Isiraely teo ano-
loany ny mpanompo any Davidy; ary ma-
robe no maty teo androtrizay, dia olona
roa alin-dahy.
8 Ary nihiahaka ny ady teo amy ny tany
rehetra manodidina; ary ny ala no nahafaty
olona bebe kokoa fahizay, noho ny matin-
-tsabatra.
9 Ary Abisaloma nifanena tamy ny mpa-
nompo any Davidy. Ary nitaingina sarin'
ampondra i Abisaloma, ary lehy sarin' am-
pondra nandeha teo ambany ny rantsa-ma-
teviny ny hazo voamboan-dehibe anankiray,
ka voa hazony ny voamboana ny lohany
*Abisaloma*, ka dia niraviravy teo anelane-
lany ny lanitra sy ny tany izy, fa lasa ny
sarin' ampondra nitaingienany.
10 Ary nisy lehilahy anankiray nahita
izany, dia nilaza taminy Iôaba, ka nanao
hoe, Indro, efa hitako i Abisaloma mihian-
tona amy ny hazo voamboana.

11 Ary hoy Iôaba taminy lehy lehilahy
nilaza taminy, Ka nahoana, raha nahita azy
hianao, no tsy mba nasianao ho lavo teny
an-tany izy? dia efa homeko anao sekely
folo volafotsy sy fisikinana.
12 Ary hoy ralehilahy taminy Iôaba, Na
dia ho lanjaiko any an-tànako ny sekely
arivo volafotsy, dia tsy mba haninjitry ny
tànako hamely ny zanaky ny mpanjaka aho:
fa efa renay ny teniny ny mpanjaka ta-
minao sy Abisay ary Itay, raha hoy izy,
Tandremo, fandroa misy mamely any Abisa-
loma zatovo.
13 Raha nataoko izany, dia efa hanary ny
aiko aho: fa tsy misy zava-miafina amy ny
mpanjaka, ary hianao izao aza, dia efa ha-
mely ahy.
14 Dia hoy Iôaba, Tsy hiarira foana toy
izao aminao aho. Ary nitondra zana-tsi-
pìkia telo teny an-tànany izy, ka naboroany
tamy ny fony Abisaloma, raha mbola velona
hiany teo afovoany ny hazo voamboana izy.
15 Ary zatovo folo lahy, mpitondra ny
fiadiany Iôaba, *niangona* nanodidina, dia
namely any Abisaloma, ka namono azy.
16 Dia nampaneno ny trompetra Iôaba,
ary niverina ny olona tamy ny nanenje-
hany ny Isiraely: fa nisakany ny olona
Iôaba.
17 Dia naka any Abisaloma izareo, ka na-
tsipiny teo an-davaka lehibe teo anatin' ala
izy, dia nanangana korom-bato lehibe in-
drindra teo amboniny izareo: ary ny Isi-
raely rehetra samy nandositra ho any an-
-dainy avy.
18 Ary Abisaloma efa naka *vato*, ka nanao
tsangam-bato ho azy, raha mbola velona izy,
teo an-dohasahany ny mpanjaka, fa hoy izy,
Tsy manan-janaka-lahy hamelo-maso ahy
aho: ary nataony ny anarany ny tsangam-
-bato araky ny anarany hiany, ka dia nan-
tsoina iny hoe, Fitoeran' Abisaloma, man-
drak' andro any.
19 Ary hoy Ahimaza zanaky Zadoka, Aoka
aho hihiazakazaka ankehitriny hitondra
teny amy ny mpanjaka, *ka* hilaza ny fa-
maliany Iehôvah ny fahavalony.
20 Ary hoy Iôaba taminy, Tsy mpitondra
filazan-tsara andro any hianao, koa hitondra
teny amy ny andro hafa hianao; fa andro
any tsy hitondranao teny, satria maty ny
zanaky ny mpanjaka.
21 Ary hoy Iôaba taminy Kiosy, Andeha,
lazao amy ny mpanjaka izay hitanao. Dia
niondrikia taminy Iôaba i Kiosy, dia nihia-
zakazaka hiala.
22 Ary hoy indray i Ahimaza zanaky Za-
doka taminy Iôaba, Ka nahoana aza, masìna
hianao, aoka aho hiriotra hanaraka any
Kiosy hiany. Ary hoy Iôaba, Nahoana hia-
nao no hihiazakazaka foana, anaka, ka tsy
misy teny ho entinao akory?
23 Ka nahoana aza, *hoy izy*, aoky hiany
aho hihiazakazaka. Dia hoy izy taminy,
Mihiazakazaha àry. Dia nihiazakazaka ta-
my ny làlany ny tany lemaka i Ahimaza, ka
nihoatra any Kiosy.
24 Ary Davidy nipetraka teo anelanelany
ny vavahady roa; ary ny mpiambina nia-
katra teny an-tampony ny vavahady teo
ambony ny mànda, dia nanandratry ny ma-
sony, ka nijery, ary indro, nisy lehilahy mi-
hiazakazaka irery.
25 Ary ny mpiambina niantso, ka nilaza
tamy ny mpanjaka. Ary hoy ny mpan-
jaka, Raha irery hiany izy, dia misy teny
tsara eo am-bavany. Dia avy faingiana izy,
ka nanakeky.
26 Dia hitany ny mpiambina lehilahy hafa
koa nihiazakazaka: dia niantso ny mpi-
andri-vavahady ilehy mpiambina, ka nanao
hoe, Indry lehilahy anankiray koa mihiaza-
kazaka irery. Ary hoy ny mpanjaka, Mba
mitondra teny tsara koa izy.
27 Ary hoy lehy mpiambina, Raha to' ahy,
dia manahaky ny fihiazakazaky Ahimaza za-
naky Zadoka re no fihiazakazaky lehy aloha.
Ary hoy ny mpanjaka, Lehilahy tsara-
-fanahy izy, ka hitondra teny tsara no ihia-
viany.
28 Dia niantso i Ahimaza, ary nilaza tamy
ny mpanjaka, ka nanao hoe, Tsara hiany.
Dia niankohoka tamy ny tany teo anatre-
hany ny mpanjaka izy, ka hoy izy, Hisao-
rana anie Iehôvah Andriamanitrao, Izay na-
nolotry ny olona izay nanangany ny tànany
hanohitry ny mpanjaka tompoko-lahy.
29 Ary hoy ny mpanjaka, Tsara hiany v' i
Abisaloma zatovo? Ary hoy Ahimaza, Raha
nirahiny Iôaba ny mpanompony ny mpan-
jaka, sy *izaho* mpanomponao, dia nahita
fitabataba be aho, fa tsy fantatro izay an-
tony.
30 Ary hoy ny mpanjaka taminy, Mitanilà
kely, mitomoera ety. Dia nitanila izy, ka
nitoetra teo.
31 Ary indry, dia avy Kiosy: ary hoy
Kiosy, Misy teny, tompoko-lahy, ry mpan-

jaka; f' efa no valiany Iehôvah andro any
izay rehetra nitsangana hanohitra anao.
32 Ary hoy ny mpanjaka taminy Kiosy,
Tsara hiany v' i Abisaloma zatovo? Ary
hoy Kiosy, Aoky ny toetry ny fahavalony
ny mpanjaka tompoko-lahy, sy ny toetry
izay rehetra mitsangana hanohitra anao
mba handratra anao, hanahaky ny any io
zatovo io.
33 Dia nangorakoraka ny fony ny mpanjaka,
ka niakatra tany an-trano miefitra
teo ambony ny vavahady izy; dia nitomany
izy, ary hoy izy teny am-pandehanana, Ry
Abisaloma, zanako, zanako! ry Abisaloma,
zanako! Inay anie izaho no maty nisolo
anao, ry Abisaloma, zanako, zanako!

## TOKO XIX.

Ary nambara taminy Iôaba izany, Indro,
mitomany ny mpanjaka, ka misaona any
Abisaloma.
2 Dia nody fisaonana ho any ny olon-drehetra,
taminy izany andro izany, ny fandresena:
fa nandre ny olona taminy izany
andro izany hoe, fa nalahelo ny zanany
hiany no nataony ny mpanjaka.
3 Dia nangala-dia ny olona taminy izany
andro izany hankany an-tanàna, toy ny
olona mangala-dia menatra rehefa mandositra
amy ny ady.
4 Fa ny mpanjaka efa nanarony ny tavany,
dia nigogogogo ny mpanjaka hoe, Ry
Abisaloma zanako! ry Abisaloma zanako,
zanako!
5 Dia nankany an-trano, ho any amy ny
mpanjaka, Iôaba, ka nanao hoe, Efa nataonao
ho menatra andro any ny tavany ny
mpanomponao rehetra, izay namonjy ny
ainao andro any, sy ny zanakao-lahy sy ny
zanakao-vavy, ary ny vadinao, sy ny tokantranomasonao:
6 Tamy ny fitiavanao ny fahavalonao, ary
tamy ny tsi-fitiavanao ny sakaizanao, f' efa
nasehonao andro any, fa ataonao tsinontsinona
avokoa ny andriandahy sy ny mpanomponao:
fa fantatro andro any, fa raha i
Abisaloma hiany no velona, ka maty andro
any izahay rehetra, dia sitrakao izany.
7 Ary ankehitriny, mitsangàna, dia mivoaha,
ka mitenena tsara amy ny mpanomponao:
f' Iehôvah no ianianako fa, raha tsy
mety mivoaka hianao, dia tsy hisy na iray
akory hitoetra aminao aty anio alina: ka dia
ho ratsiratsy kokoa aminao izany noho ny
ratsy rehetra izay nanjo anao, hatramy ny
fahazazanao, ka mandrak' ankehitriny.
8 Dia nitsangana ny mpanjaka, ka nipetraka
teo am-bavahady. Ary nisy nilaza
tamy ny olon-drehetra, ka nanao hoe, Indro,
mipetraka eo am-bavahady ny mpanjaka.
Dia nankeo anatrehany ny mpanjaka ny
olon-drehetra: fa ny Isiraely samy efa nandositra
ho any an-dainy avy izy rehetra.
9 Dia nifanditra ny olon-drehetra teo amy
ny fireneny Isiraely rehetra, ka nanao hoe,
Ny mpanjaka namonjy antsikia tamy ny
tànany ny fahavalontsikia, ary izy no namonjy
antsikia tamy ny tànany ny Filisitia:
ary ankehitriny efa nandositra niala tamy
ny tany noho ny fatahorana any Abisaloma
izy.
10 Ary *ankehitriny*, matin' ady Abisaloma,
ilehy no hosorantsikia hanjaka amintsikia.
Ka nahoana hianareo no tsy miteny akory
hampiveriny ny mpanjaka?
11 Ary Davidy mpanjaka naniraka ho any
aminy Zadoka sy Abiatara mpisorona, ka
nanao hoe, Lazao amy ny loholony ny Ioda,
ka atavy hoe, Nahoana hianareo no farany
hampiveriny ny mpanjaka any an-tranony?
fa ny teniny ny Isiraely rehetra efa nankeo
amy ny mpanjaka, teo an-tranony.
12 Rahalahiko hianareo, taolako sy nofoko
hianareo: ka nahoana no farany hampiveriny
ny mpanjaka hianareo?
13 Ary lazao aminy Amasa, Tsy taolako sy
nofoko va hianao? Hanao izany amiko anie
Andriamanitra, ary mihoatra noho izany,
raha tsy hianao no ho mpifehy ny miaramila
eo anatrehako mandrakariva hisolo any
Iôaba.
14 Dia nampaneky ny fony ny olon-Ioda
rehetra, toy ny *fon'* olon' iray hiany, izy;
ka dia naniraka ho any amy ny mpanjaka
izareo, *ka nanao hoe*, Modia hianao, ambany
ny mpanomponao rehetra.
15 Dia niverina ny mpanjaka, ka nankany
Ioridany. Ary ny Ioda nankany Giligaly,
mba handeha hitsena ny mpanjaka, ka hitondra
ny mpanjaka hita any Ioridany.
16 Dia nankany faingiana i Simey zanaky
Gera, olom-Beniamina, avy tany Bahiorima,
ka nidina niaraka tamy ny olon-Ioda hitsena
any Davidy mpanjaka.
17 Ary nisy olom-Beniamina arivo lahy
nomba azy, ary Ziba mpanompony ny mpianakaviny
Saola, ambany ny zanany dimy

amby ny folo lahy, sy ny mpanompony roa-
-polo nomba azy; ary nita any Ioridany, teo
alohany ny mpanjaka, izareo.
18 Ary nisy lakana fampitana lasa nita,
mba hampitany ny eo an-tranony ny mpan-
jaka, sy hanavany izay sitraky ny fony.
Ary Simey zanaky Gera niankohoka teo
anatrehany ny mpanjaka, raha vao tafita
any Ioridany izy.
19 Ary hoy izy tamy ny mpanjaka, Aza
mba hataony ny tompoko ho heloko, ary aza
mba ho tsarovinao ny ratsy nataony ny
mpanomponao tamy ny andro nivoahany ny
mpanjaka tompoko-lahy tany Ieriosalema,
ka aza mba halatsaky ny mpanjaka am-pony
izany.
20 Fa fantatry ny mpanomponao f' efa na-
nota aho: ary indro, avy aho andro any voa-
lohany tamy ny mpianakaviny Iôsefa rehetra,
hidina hitsena ny mpanjaka tompoko-lahy.
21 F' i Abisay zanaky Zerioia namaly, ka
nanao hoe, Tsy hatao maty noho izany v' i
Simey, fa nanozony ny voa hosotry Iehôvah
izy?
22 Ary hoy Davidy, Maninona anareo
v' aho, ry zanaky Zerioia, no mandrafy ahy
andro any hianareo? Misy olona hatao maty
va eo amy ny Isiraely andro any? Fa tsy
fantatro va f' izaho no mpanjaky ny Isiraely
andro any?
23 Ary hoy ny mpanjaka taminy Simey,
Tsy mba hatao maty hianao. Dia nianiana
ny mpanjaka taminy.
24 Ary Mefiboseta zanaky Saola nidina
hitsena ny mpanjaka, ary tsy mbola nanoza
ny tongony, na nanaratry ny volom-bavany,
na nanasa ny lambany, izy, hatramy ny
andro nialany ny mpanjaka, ka hatramy ny
andro niverenany soa aman-tsara.
25 Ary raha nankany Ieriosalema hitsena
ny mpanjaka izy, dia hoy ny mpanjaka
taminy, Nahoana no tsy mba nandeha nia-
raka tamiko hianao, ry Mefiboseta?
26 Ary hoy izy, Tompoko-lahy, ry mpan-
jaka, namitaka ahy ny ankizi-lahiko: fa
hoy ny mpanomponao, Hanisy lasely ny
ampondra aho, mba hitaingienako sy han-
dehanako miaraka amy ny mpanjaka; satria
mandringia ny mpanomponao.
27 Dia nanaratsy ny mpanomponao izy
tamy ny mpanjaka tompoko-lahy; fa ny
mpanjaka tompoko-lahy, dia toy ny anjelin'
Andriamanitra: koa atavy izay soa eo ima-
sonao.
28 Fa ny ankohonan-draiko rehetra na-
nahaky ny olo-maty hiany teo anatrehany ny
mpanjaka tompoko-lahy; nefa nampitoetry
ny mpanomponao teo aminy izay mihinana
eo amy ny latabatrao hianao. Dia mahazo
mitarain' inona amy ny mpanjaka intsony
aho?
29 Ary hoy ny mpanjaka taminy, Naho-
ana no mbola milaza ny raharahanao hia-
nao? f' efa no lazaiko, Hianao sy Ziba no
hizara ny tany.
30 Ary hoy Mefiboseta tamy ny mpanjaka,
Eny, aoka ho azy *ny taniko* rehetra, fa tonga
soa aman-tsara ho any an-tranony indray
ny mpanjaka tompoko-lahy.
31 Ary Barizilay olon-Gileada koa nidina
avy tany Rogelima, ka niara-nita any Iori-
dany tamy ny mpanjaka, mba hanatitra azy
hita any Ioridany.
32 Ary lehilahy anti-panahy indrindra i
Barizilay, efa tratra valo-polo taona, ary izy
no nanome hanina ny mpanjaka raha ni-
toetra tany Mahanaima izy; fa lehilahy
nanan-karen' indrindra izy.
33 Ary hoy ny mpanjaka taminy Barizi-
lay, Andeha hiara-mita amiko, dia hahazo
fivelomana amiko any Ieriosalema hianao.
34 Ary hoy Barizilay tamy ny mpanjaka,
Hoatrinona intsony no hiainako, ka hiara-
-hiakatra amy ny mpanjaka any Ieriosale-
ma aho?
35 Efa valo-polo taona aho andro any;
dia mahalala izay soa sy izay ratsy hiany
v' aho? sa mahandrany izay no haniko, sa
izay no sotroiko, va ny mpanomponao?
hahare izay feony ny mpihira-lahy sy ny
mpihira-vavy intsony v' aho? dia nahoana
ny mpanomponao no mbola hamakivaki-tra-
try ny mpanjaka tompoko-lahy hiany?
36 Handeha kely ho any an-dafiny Iori-
dany hiaraka amy ny mpanjaka ny mpa-
nomponao; fa nahoana no dia ho valiany ny
mpanjaka soa be loatra toy izany aho?
37 Trarantitra hianao, aoky ny mpanom-
ponao hiverina, dia ho maty eo am-bohitro,
*ka halevina* eo amy ny fandevenan-draiko
aman-dreniko. F' indro, i Kimihama mpa-
nomponao, aoka handeha hiaraka amy ny
mpanjaka tompoko-lahy izy; ka atavy izay
sitraky ny fonao aminy.
38 Ary hoy ny mpanjaka, Handeha hiaraka
amiko tokoa i Kimihama, ka hataoko izay
sitraky ny fonao aminy, ary izay zava-dre-
hetra angatahinao amiko, homeko anao.

39 Dia nita any Ioridany ny olon-dre-
hetra. Ary rehefa tafita ny mpanjaka, dia
nanoroka any Barizilay ny mpanjaka, ka
nisaotra azy, dia niverina ho any amy ny
fonenany izy.
40 Dia nankany Giligaly ny mpanjaka,
ary Kimihama nomba azy; ary ny olon-
-Ioda rehetra, sy ny an-tsasaky ny olon-Isi-
raely koa nitondra ny mpanjaka.
41 Ary indro, ny olon-Isiraely rehetra
nankeo amy ny mpanjaka, ka nanao tamy
ny mpanjaka hoe, Nahoana no *toa* nanga-
latra anao ny olon-Ioda rahalahinay, ka
nentiny hiany ny mpanjaka, sy ny mpiana-
kaviny, ary ny olony Davidy rehetra nomba
azy, hita any Ioridany?
42 Ary hoy ny olon-Ioda rehetra tamy ny
olon-Isiraely, Satria havana akekikeky ko-
koa aminay ny mpanjaka; ka nahoana no
tezitra noho izany zavatr' izany hianareo?
nandany ny mpanjaka angaha v' izahay? sa
nanome zavatra anay akory v' izy?
43 Dia hoy ny famaliny ny olon-Isiraely
tamy ny olon-Ioda, Izahay manan' anjaram-
-polo amy ny mpanjaka, dia akekiny Da-
vidy izahay mihoatra lavitra noho hianareo;
ka nahoana no nanevateva anay hianareo?
ary tsy izahay va no niteny talohanareo
hampody ny mpanjakanay? Ary masia-
tsiaka kokoa ny teniny ny olon-Ioda noho
ny teniny ny olon-Isiraely.

TOKO XX.

Ary sendra teo ny lehilahy ratsi-fanahy
anankiray, i Seba zanaky Bikiry olom-
-Beniamina no anarany; ary nampaneno
ny trompetra izy, ka nanao hoe, Isikia tsy
manan' anjara aminy Davidy, na lova eo
amy ny zanaky Iese; samia mody any an-
-dainy avy, ry olon-Isiraely.
2 Ary samy niakatra niala taminy Davidy
ny olon-Isiraely rehetra, ka nanaraka any
Seba zanaky Bikiry: fa ny olon-Ioda kosa
nomba ny mpanjakany, hatrany Ioridany,
ka hatrany Ieriosalema.
3 Dia nankany an-tranony any Ieriosalema
i Davidy. Ary nalainy ny mpanjaka ny
tokantranomasony folo vavy, izay navelany
hiandri-trano, ka nanidy trano azy folo
vavy izy, dia nomeny fivelomana hiany
izareo, fa tsy nandry taminy izy. Ka dia
no hidiana izareo, ka nitoetra mpitondra-
-tena hiany, hatramy ny andro nahafate-
sany.
4 Ary hoy ny mpanjaka taminy Amasa,
Vorio ny olon-Ioda ho ety amiko amy ny
hateloan' andro, ary aoky hianao tena mba
ho eto koa.
5 Dia lasa i Amasa hamory ny olon-Ioda,
fa nitoetr' ela noho ny fotoan' andro voa
tendry ho azy izy.
6 Ary hoy Davidy taminy Abisay, Io i
Seba zanaky Bikiry io ho be loza lavitra amin-
tsikia noho i Abisaloma; koa ento ny anki-
zi-lahiny ny tomponao, ka enjeho izy, fan-
droa mahazo tanàna izy, ka tsy azontsikia.
7 Dia nivoaka hanenjikia azy ny olony
Iôaba, ary ny olon-Kerety sy ny olom-Pe-
lety, ambany ny lehilahy mahery rehetra;
dia nivoaka tany Ieriosalema izareo, hanen-
jikia any Seba zanaky Bikiry.
8 Rehefa tonga tany amy ny vato lehibe,
izay any Gibeona, izareo, dia avy Amasa
hitsena azy; f' Iôaba efa nanikiny ny lamba
no tafiny, ary tamy ny fisikinana nisy sa-
batra teo anatiny ny tranony voa fehy tamy
ny vaniany; ary nony nandeha hiany izy,
dia mora latsaka *ny sabatra*.
9 Ary hoy Iôaba taminy Amasa, Tsara
hiany va hianao, ry rahalahiko? dia nan-
dray ny volon-tsomotry Amasa tamy ny
tànany ankavanana Iôaba, mba hanoroka
azy.
10 F' i Amasa tsy nitandriny ny sabatra
teny an-tànany Iôaba, dia no veleziny ta-
miny iny teo an-dani-voany izy, ka nirarak
tamy ny tany ny tsinainy, ary tsy nasian'
indroa izy, fa matiny *izany hiany* izy. Ary
Iôaba sy Abisay rahalahiny nanenjikia any
Seba zanaky Bikiry.
11 Ary ny olony Iôaba anankiray nijanona
teo anilany, ka nanao hoe, Izay tia any
Iôaba, sy izay momba any Davidy, aoka
hanaraka any Iôaba izy.
12 Ary Amasa nihiosin-dra teo afovoany
ny làlam-be. Ary raha hitan-dralehilahy fa
nijanona ny olon-drehetra, dia namindra *ny
fatiny* Amasa teo amy ny làlam-be ho any
an-tsaha izy, ka nanaron-damba azy, raha
hitany fa nijanona izay rehetra nandalo
azy.
13 Rehefa nafindrany hiala eo amy ny
làlam-be izy, dia nizotra hanaraka any Iôaba
ny olon-drehetra hanenjikia any Seba za-
naky Bikiry.
14 Dia lasa ralehilahy hankany amy ny

fireneny Isiraely rehetra, hatrany Abela sy
Beti-maaka, ary *hatramy* ny Bery rehetra:
dia nivory izareo, ka lasa nanenjikia azy
koa izareo.
15 Ary tonga izareo, ka nanao fahirano
azy tany Abela Beti-maaka, ka nanangana
mànda teo tandrifiny ny tanàna, ka dia
nitoetra teo anaty fefy iny: ary ny olon-
-drehetra izay nomba any Iôaba namely ny
màndany *ny tanàna* mba handrava iny.
16 Dia niantso hoe ny vehivavy hendri-
-saina anankiray teo an-tanàna, Mihainoa,
mihainoa, masìna hianareo, lazao aminy
Iôaba hoe, Mankanesa aty, hilazako teny
aminao.
17 Ary nony nanakeky azy izy, dia hoy
ravehivavy, Hianao va no Iôaba? ary hoy
izy, Izaho no izy. Ary hoy izy taminy,
Mihainoa ny teniny ny ankizi-vavinao. Ary
hoy izy kosa, Mihaino hiany aho.
18 Ary hoy izy, Izany no fitenenan' on-
taolo hoe, Tsy maitsy hanadina any Abela
izareo; dia vita *ny zavatra.*
19 Izaho namany ny tia fihiavanana sy
mahatoky eo amy ny Isiraely; *fa* hianao
mitady handrava tanàna, dia reny anan-
kiray eo amy ny Isiraely; nahoana no ho
ravanao ny lovany Iehôvah?
20 Dia hoy ny famaliny Iôaba, Sanatria
izany, sanatria, raha handrava sa hanimba
aho.
21 Tsy izany tsy akory, fa ny lehilahy avy
tamy ny tendrombohitra Efiraima, i Seba
zanaky Bikiry no anarany, nanangany ny
tànany hanohitra any Davidy mpanjaka, izy
hiany no atolory *ahy:* ka dia hiala amy ny
tanàna aho. Ary hoy ravehivavy taminy
Iôaba, Indry, ny lohany hatsipy ho aminao
ho any an-koatry ny mànda.
22 Dia lasa nankany amy ny olon-dre-
hetra ravehivavy, *ka niteny* araky ny fahen-
dreny. Dia nanapaky ny lohany Seba za-
naky Bikiry izareo, ka natsipiny ho aminy
Iôaba izany. Dia nampaneno ny trompetra
izy; ary niely niala tamy ny tanàna, samy
hankany an-daginy avy, ny olon-drehetra.
Ary Iôaba kosa niverina ho any Ieriosalema,
ho any amy ny mpanjaka.
23 Ary Iôaba no mpifehy ny miaramilany
ny Isiraely rehetra; ary Benaia zanaky Ie-
hôiada no mpifehy ny olon-Kerety sy ny
olom-Pelety:
24 Ary Adorama no antony ny hetra; ary
Iehôsafata zanaky Ahilioda no mpitadidy:
25 Ary Seva no mpanoratra: ary Zadoka
sy Abiatara no mpisorona:
26 Ary Ira olon-Iaira kosa no mpanapaky
ny momba any Davidy.

## TOKO XXI.

Ary nisy mosary telo taona mipaka tamy
ny androny Davidy, dia nanadin-tsaina
taminy Iehôvah i Davidy. Ary hoy Iehô-
vah, Noho i Saola sy ny mpianakaviny
mpandatsa-dra *izany;* satria namono ny
olon-Gibeona izy.
2 Dia niantso ny olon-Gibeona ny mpan-
jaka, ka niteny taminy: (ary ny olon-Gi-
beona, tsy avy tamy ny zanaky Isiraely, fa
avy tamy ny Amôra sisa, izareo; ary ny
zanaky Isiraely efa nianiana taminy; f' i
Saola nitady izay hamonoana azy, mba han-
kasitrahany ny zanaky Isiraely sy ny Ioda.)
3 Ary hoy Davidy tamy ny olon-Gibeona,
Inona no hataoko aminareo; ary inona no
hanavako ny fanavotana, mba ho tsiofina-
reo-rano ny lovany Iehôvah?
4 Ary hoy ny olon-Gibeona taminy, Tsy
mila volafotsy, na volamena, aminy Saola,
na amy ny ankohonany, izahay; ary tsy
mila ny hamonoanao ny olona na iray akory
eo amy ny Isiraely izahay. Ary hoy izy,
Inona no lazainareo mba hataoko aminareo?
5 Ary hoy izareo tamy ny mpanjaka, Ny
lehilahy izay nandany anay, ka namoron-
-tsaina hamely anay, handringianany anay,
mba tsy hitoeranay eo amy ny fari-taniny
ny Isiraely rehetra,
6 Atolory anay fito lahy amy ny zanany,
mba hahantonay ho any Iehôvah any Gibea
any Saola, voa fidiny Iehôvah. Ary hoy ny
mpanjaka, Homeko izareo.
7 Fa niantra any Mefiboseta, zanaky Iôna-
tana zanaky Saola, ny mpanjaka, noho ny
fianianany taminy Iehôvah, izay nianianany
izy roa lahy, dia i Davidy, sy Iônatana
zanaky Saola.
8 Fa ny zanaky Rizipa zanaka-vaviny Aia,
ilehy roa lahy izay naterany ho any Saola, dia
i Arimony sy Mefiboseta; ambany ny zanaky
Mikialy zanaka-vaviny Saola, ilehy dimy lahy
izay naterany ho any Adiriela zanaky Bari-
zilay olo-Mehola, no nalainy ny mpanjaka,
9 Dia natolony tany an-tànany ny olon-
-Gibeona ireny, ary izareo nanantona azy
teo amy ny havoana, teo anatrehany Iehô-

vah: ary niara-maty izy fito lahy, sady no
vonoina tamy ny fararano, tamy ny andro
voalohany ny fanantarany ny fijinjany ny
vari-lava-volo.
10 Dia naka lamba fisaonana i Rizipa za-
naka-vaviny Aia, ka no velariny ho azy teo
ambony ny vatolampy, hatramy ny voa-
lohany ny fararano, ka mandra-pilatsaky ny
ranonorana avy tany an-danitra, ary tsy
navelany hipetrahany ny vorona manidina,
nony andro, izareo, na ny biby any an-tsaha,
nony alina.
11 Ary nambara taminy Davidy izay na-
taony Rizipa zanaka-vaviny Aia tokantra-
nomasony Saola.
12 Dia lasa-nandeha i Davidy, ka naka ny
taolany Saola sy ny taolany Iônatana zanany
tamy ny olon-Iabesa-Gileada, izay nangalatry
ireny teo amy ny làlambe any Betisana, izay
nanantonany ny Filisitia azy rehefa no vono-
iny ny Filisitia i Saola tany Giliboa.
13 Ary nentiny *Davidy* niakatra, hiala any,
ny taolany Saola sy ny taolany Iônatana
zanany, ary ny olona nanangony ny taolany
ny voa hantona.
14 Dia naleviny ny olona ny taolany Saola
sy Iônatana zanany teo amy ny taniny ny
Beniamina, tany Zela, teo amy ny fandeve-
nany Kisa rainy, ka namita izay rehetra no
didiany ny mpanjaka izareo. Ary rehefa
afak' izany, dia nankasitrahan' Andriama-
nitra ny tany.
15 Ary niady indray ny Filisitia tamy ny
Isiraely: dia lasa nidina i Davidy ambany
ny mpanompony nomba azy: dia niady tamy
ny Filisitia izareo, ary nihiareraka i Davidy.
16 Ary Isibi-benôba, izay avy tamy ny
zanaky Rafa, (ny lanjany ny lefony dia vara-
hina sekely telon-jato,) rehefa nisikina *sa-
batra* vaovao izy, dia nihievitra hamono any
Davidy.
17 F' i Abisay zanaky Zerioia nanampy
azy, dia namely ny Filisitia, ka nahafaty
azy. Dia nianiana taminy Davidy ny olony,
ka nanao hoe, Hianao tsy hiara-hanafikia
aminay intsony, fandroa ho vonoinao ny fa-
hazavany ny Isiraely.
18 Ary rehefa afak' izany, dia nisy ady
indray tamy ny Filisitia tany Goba: ary
Sibekay avy tamy ny zanaky Hiosa namono
any Safa izay avy tamy ny zanaky Rafa.
19 Ary nisy ady indray hiany tany Goba
tamy ny Filisitia, ary Elihanana zanaky
Iare-oregima, olom-Beti-lehema, namono any
Goliata olon-Gata, izay nanan-jaran-defona
tahaky ny vodi-tenona.
20 Ary nisy ady indray koa tany Gata,
ary nisy teo lehilahy vaventy, izay nanan-
-drantsan-tànan' enina aman-drantsan-ton-
gotr' enina, ka dia efatra amby roa-polo no
isany avokoa: ary izy koa avy tamy ny za-
naky Rafa.
21 Ary raha nihaiky ny Isiraely izy, dia
matiny Iônatana zanaky Simea rahalahiny
Davidy izy.
22 Ireo efa-dahy ireo no teraky Rafa tany
Gata, ka matiny ny tànany Davidy sy ny
tànany ny mpanompony izareo.

## TOKO XXII.

Ary Davidy nanao taminy Iehôvah ny te-
niny itoy fihiran' itoy, tamy ny andro na-
monjeny Iehôvah azy tamy ny tànany ny
fahavalon-drehetra, ary tamy ny tànany
Saola.
2 Ary hoy izy, Iehôvah no vatolampiko
sy fiarovana ahy, ary mpamonjy ahy.
3 Andriamanitra mampahatanjaka ahy,
Izy hitokiako; ampingiako, sy tandroky ny
famonjena ahy; tranoko fiarovana, sy fiereko,
mpamonjy ahy, Izay namonjy ahy tamy ny
loza.
4 Ho deraina anie Izy! hiantso any Iehô-
vah aho: ka ho vonjena amy ny fahavaloko
aho.
5 Fa nanodidina ahy ny alony ny fahafa-
tesana: ny safo-dranony ny fanahi-ratsy
nampitahotra ahy;
6 Ny fandriky ny fiainan-tsi-hita nanodi-
dina ahy; ny tontany ny fahafatesana na-
natrikia ahy;
7 Raha ory aho, dia niantso any Iehôvah
aho, ka nitaraina tamin' Andriamanitro:
dia nihaino ny feoko teo amy ny tranony
avo Izy; ary ny fitarainako *niditra* tamy
ny sofiny.
8 Dia nihiozongozona, ka nihiorohoro ny
tany; ny fanambaniny ny lanitra nihietsikie-
tsikia, ka nihiorohoro, satria efa tezitra Izy.
9 Niakatra ny setroka tamy ny vavorony,
ary afo mandevona nivoaka tamy ny va-
vany: vain' afo narehitry iny.
10 Dia nampiondriky ny lanitra Izy, ka
nidina; ary ny maizin' indrindra teo am-
bany ny tongony.
11 Dia nitaingina kerioba izy, ka nanidina:

eny, hita *nanidina* tamy ny elatry ny ri-
votra Izy.
12 Ary aizina no nataony ho trano mano-
didina Azy, dia rano ngalingaly *sy* rahona
maizina any an-danitra.
13 Ny mazava eo anatrehany nampirehitry
ny vain' afo.
14 Nampikiotrokorana teny an-danitra Ie-
hôvah, ary ny Avo indrindra namoaky
ny feony.
15 Dia nandefa zana-tsipìkia Izy, ka nam-
piely *ny olona;* dia *namoaka* helatra *Izy,*
ka nandresy azy.
16 Dia hita ny làlan-dranomasina, dia ni-
seho ny fanambaniny izao tontolo izao, noho
ny fananarany Iehôvah, noho ny fitsiofany
ny fofon' ainy ny vavorony.
17 Naniraka avy tany ambony Izy, nan-
dray ahy Izy, nanala ahy tamy ny rano be Izy.
18 Namonjy ahy tamy ny fahavaloko ma-
hery Izy, dia taminy izay nandrafy ahy: fa
tsy leoko izareo.
19 Nanatrikia ahy tamy ny andro faho-
riako izareo: f' Iehôvah niankinako.
20 Dia nitondra ahy ho any amy ny ma-
lalaka Izy; namonjy ahy Izy, fa tiany aho.
21 Namaly ahy Iehôvah araky ny faha-
marinako: araky ny fahadiovany ny tànako
namaliany ahy:
22 Satria nitandriny ny làlany Iehôvah
aho, ary tsy mba niala tamin' Andriama-
nitro hanao ratsy aho.
23 Fa ny fitsarany rehetra efa omby eo
anatrehako; ary ny lalàny tsy mba nialako.
24 Ary nahitsy teo anatrehany aho, ka
niaro-tena tamy ny heloko aho.
25 Dia namaly ahy Iehôvah, araky ny
fahamarinako, araky ny fahadiovako eo ima-
sony.
26 Ny miantra no hiantrànao; ny olo-
-marina no homenao ny rariny;
27 Ny madio no hisehoanao madio; ary ny
maditra no hisehoanao maditra.
28 Ary ny olon' ory ho vonjenao; fa mi-
jery ny miavonavona ny masonao, hampie-
trenao azy.
29 Fa Hianao no faniloko, ry Iehôvah:
eny, Iehôvah hahazava ny fahamaizinako.
30 Fa Hianao andehako mamaky miara-
mila mirai-toko; dia ny Andriamanitro
itsambikinako mànda.
31 Mahitsy ny làlan-kalehan' Andriama-
nitra; voa dio ny teniny Iehôvah, Izy no
ampingiany izay rehetra matoky Azy.
32 F' iza no Andriamanitra, afa tsy Iehô-
vah? ary iza no vatolampy, afa tsy Andria-
manitsikia?
33 Andriamanitra no tanjako *sy* heriko:
ary Izy no manamariny ny làlan-kalehako.
34 Manao ny tongotro hanahaky ny any
ny biby diera Izy, ka mampitoetra ahy eo
amy ny fitoerako avo.
35 Mampianatry ny tànako hiady Izy, ka
nalefitry ny sandriko ny tsipìkia varahina.
36 Ary efa nomenao ahy ny ampingiany
ny famonjenao, ary ny fahamoram-panahi-
nao nahalehibe ahy.
37 Efa nahalehibe ny diako teo ambaniko
Hianao, ka tsy ho solafaka ny tongotro.
38 *Hoy izaho,* hanenjiky ny fahavaloko
aho, ka haringiako izareo; ary tsy mba hi-
verina aho mandra-pahalaniko ireny.
39 Dia nandany azy aho, ka nahavoa azy,
ka tsy naharina izareo: eny, lavo teo am-
bany ny tongotro izareo.
40 F' efa nampisikina ahy hery Hianao,
mba hiadiako: efa nampanekenao ahy izay
nitsangana hanohitra ahy.
41 Ary efa natolotrao ahy ny vozony ny
fahavaloko, handringianako izay nandrafy
ahy.
42 Niandry izareo, fa tsy nisy hamonjy;
any Iehôvah, fa tsy namaly azy Izy.
43 Dia no torotoroiko madinidinikia ta-
haky ny vovo-tany izareo; toy ny fotaka
eny an-dàlam-be no nanitsakitsahako azy,
sy nanahafako azy.
44 Dia namonjy ahy tamy ny fanoherany
ny oloko Hianao, ka nanendry ahy ho lo-
hany ny firenen-tsamihafa: olona tsy fan-
tatro hanompo ahy.
45 Ny zana-bahiny haneky ahy: raha vao
reny ny sofiny, dia hankato ahy izareo.
46 Ny zana-bahiny ho levona, ka hata-
hotra eo amy ny fiarovany mafy.
47 Velona Iehôvah, ary hisaorana anie ny
vatolampiko; ary aoka hasandratra Andria-
manitry ny vatolampiny ny famonjena ahy:
48 Dia Andriamanitra, Izay manome ahy
ny rariny, ka nampaneky ahy ny olona;
49 Ary Izay namonjy ahy tamy ny faha-
valoko; eny, Izay nanandratra ahy ho am-
boniny izay mitsangana hanohitra ahy, dia
nanafaka ahy tamy ny olon-doza-be.
50 Izany hisaorako Anao eo amy ny fire-
nen-tsamihafa, sy hihirako ny anaranao, Ie-
hôvah ô.
51 Izy no trano fiarovana mahavonjy ny

mpanjakany, ary mamindra-fo amy ny voa
hosotrany, dia aminy Davidy sy ny zanany,
mandrakizay.

## TOKO XXIII.

Ary ireo no teny farany nataony Davidy.
Hoy Davidy zanaky Iese, dia hoy ny lehi-
lahy izay nasandratra ho amy ny avo, ilehy
voa hosotr' Andriamanitry Iakôba, sy mpa-
nao hira mahafinaritry ny Isiraely, hoe:
2 Ny Fanahiny Iehôvah nampiteny ahy,
ary ny teniny teo an-delako.
3 Niteny tamiko Andriamanitry ny Isi-
raely, dia nanao hoe ny Vatolampiny ny
Isiraely, Tokony ho marina ny mpanapaky
ny olona, ary tokony hanapaka amy ny
fatahorana an' Andriamanitra izy.
4 Dia hanahaky ny fahazavany ny ma-
raina, raha miposaka ny masoandro, izy, dia
ny maraina tsy misy rahona, ka dia mitsiry
ny ahitra amy ny tany, raha mipoaka ny
hain' andro, rehefa mitsahatra ny ranono-
rana.
5 Fa tsy toy izany hiany ny mpianaka-
viko eo anatrehan' Andriamanitra, fa fane-
kena mandrakizay nataony tamiko, voa
voatra, ka mafy tokoa: f' izany no famon-
jena ahy, ary izany no iriko indrindra, na
dia tsy *mbola* ampitsimohiny aza.
6 Fa ny ratsi-fanahy samy hanahaky ny
tsilo ariana izy rehetra, fa tsy azo ho raisin-
-tànana ireny.
7 Fa ny olona izay manendry ireny, tsy
maitsy vy aman-jaran-defona no hiarovany
ny tenany, dia hodorany amy ny afo, eo
amy ny fitoerany hiany, avokoa ireny.
8 Ary ireo no anarany ny lehilahy mahery
izay nomba any Davidy: ilehy olon-Taki-
many, izay nipetraka teo amy ny fikietra-
hana *malaza indrindra*, no lohany ny mpi-
fehy; dia i Adino olon-Ezina, ilehy na-
mely valon-jato lahy, izay no vonoiny in-
drai-maka.
9 Ary manarakaraka azy, *nisy* Eleazara
zanaky Dodo zanaky Ahohy, izay anankiray
aminy izy telo lahy mahery izay niaraka
taminy Davidy raha nampihaiky ny Fili-
sitia, izay niangona hiady, izareo, rehefa
nandositra ny olon-Isiraely.
10 Dia nitsangana izy, ka namely ny Fili-
sitia mandra-pahasasatra ny tànany, ka nire-
kitra ny sabatra tamy ny tànany: dia nanao
famonjen-dehibe fahizay Iehôvah: ary ny
olona niverina hanaraka azy haka babo
hiany.
11 Ary manarakaraka azy, *nisy* Sama za-
naky Agy, avy tamy ny Harary. Ary efa
niangona ho iray toko ny Filisitia teo amy
ny saha nisy tsaramaso: ary ny olona nan-
dositra teo anoloany ny Filisitia.
12 F' izy no nijanona teo afovoany ny
saha, dia niaro izany, ka namono ny Fili-
sitia: ary nanao famonjen-dehibe Iehôvah.
13 Ary telo taminy izy telo-polo lahy mpi-
fehy ambony indrindra no niara-nidina, ka
nankany aminy Davidy ho any an-johy Ado-
lama, tamy ny andro fararano: ary ny anto-
kony ny Filisitia nitoby teo amy ny tany
lemaka Refaima.
14 Ary Davidy nitoetra teo amy ny fiaro-
vana mafy taminy izay, ary ny mpiambina
Filisitia nitoetra tany Beti-lehema taminy
izay.
15 Ary Davidy naniry, ka nanao hoe, Iza
re no hampisotro rano ahy amy ny loharano
Beti-lehema, izay eo anilany ny vavahady!
16 Dia namaky ny miaramila Filisitia izy
telo lahy mahery, ka nantsaka rano tamy
ny loharano any Beti-lehema izay teo ani-
lany ny vavahady, dia nalainy, ka nentiny
ho any aminy Davidy: kanefa tsy nety niso-
tro izy, fa naidiny ho any Iehôvah.
17 Ary hoy izy, Sanatria izany, ry Iehô-
vah, raha hanao izany aho: tsy rany ny
lehilahy izay nandeha, ka nanao vi-very ny
ainy, v' io? ka dia tsy nety nisotro *izany
rano izany* izy. Izany zavatr' izany nataony
ireo telo lahy mahery ireo.
18 Ary Abisay rahalahiny Iôaba zanaky
Zerioia no lehibe indrindra aminy izy telo
lahy, ary izy namely lefona ny telon-jato
lahy, ka matiny izareo, dia nalaza anarana
teo aminy izy telo lahy izy.
19 Tsy nalaza indrindra teo aminy izy telo
lahy v' izy? dia natao ho mpifehy azy telo
lahy izy, kanefa tsy nahatratry ny telo
lahy *voalohany* izy.
20 Ary Benaia zanaky Iehôiada zana-dehi-
lahy mahery avy tany Kabizela, izay nanao
asa be, izy no namono ny Môaba roa lahy
mahery efa loza: ary izy nidina, ka namono
ny liona teo an-davaka tamy ny andro rano-
noram-panala:
21 Ary izy no namono olon-Ejipity ananki-
ray, lehilahy mahery indrindra; ary lehy
olon-Ejipity nitondra lefona teny an-tànany:
f' izy kosa nidina nitondra tehina hiany,

dia no sarihiny tamy ny tànany ny olon-
-Ejipity ny lefona, ka no vonoiny tamy ny
lefony hiany izy.
22 Ireo zavatr' ireo nataony Benaia zanaky
Iehôiada, dia nalaza anarana teo aminy izy
telo lahy mahery izy.
23 Efa nalazalaza kokoa noho ny telo-polo
lahy izy, fa tsy nahatratry ny telo lahy
*voalohany* izy. Ary Davidy nanendry azy
ho mpifehy ny mpiambina azy.
24 I Asahela rahalahiny Iôaba mba isany
ny telo-polo lahy koa, ambany Elihanana
zanaky Dodo olom-Beti-lehema,
25 I Sama avy tany Harôda, i Elika avy
tany Harôda,
26 I Heleza olom-Pality, Ira zanaky Ikesa
avy tany Tekoa,
27 I Abiezera avy tany Anatôta, i Mebio-
nay avy tamy ny zanaky Hiosa,
28 I Zalimona avy tany Ahôta, i Maharay
avy tany Netofata,
29 I Heleba zanaky Bana avy tany Neto-
fata, Itay zanaky Ribay avy tany Gibea
any ny zanaky Beniamina,
30 I Benaia avy tany Piratona, i Hiday
avy taminy ireo renirano any Gaasa,
31 I Abi-alibona avy tany Ariba, i Aza-
maveta avy tany Barihioma,
32 I Eliaba avy tany Saalibima, avy tamy
ny zanaky Iasena Iônatana,
33 I Sama avy tany Harara, i Ahiama za-
naky Sarara avy tany Arara,
34 I Elifeleta zanaky Ahasabay, zanaky
Maakaty, i Eliama zanaky Ahitofela avy
tany Gilo,
35 I Heziray avy tany Karimela, i Paray
avy tany Ariba,
36 Igala zanaky Natana avy tany Zoba,
i Bany olon-Gada,
37 I Zeleka avy tamy ny Amôna, i Naha-
ray avy tany Berota, mpitondra ny fiadiany
Iôaba zanaky Zerioia,
38 Ira olon-Itira, i Gareba olon-Itira,
39 Ioria avy tamy ny Heta: dia fito amby
telo-polo lahy izy rehetra.

## TOKO XXIV.

ARY nirehitr' indray ny fahatezerany Iehô-
vah tamy ny Isiraely, ka nanesikia any Da-
vidy hanohitry ny olona, sy hanao hoe,
Mandehana, isao ny Isiraely sy ny Ioda.
2 Ary hoy ny mpanjaka taminy Iôaba
mpifehy ny miaramila, izay nomba azy,
Mandehana hitety ny fireneny Isiraely re-
hetra ankehitriny, hatrany Dana, ka hatrany
Beriseba, k' isao ny olona, mba ho fantatro
ny isany ny olona.
3 Ary hoy Iôaba tamy ny mpanjaka, Ie-
hôvah Andriamanitrao hampitombo ny olona
in-jato heny anie, na firy na firy *sahady*
izareo, mba ho hitany ny masony ny mpan-
jaka tompoko-lahy izany: fa nahoana no
tiany ny mpanjaka tompoko-lahy hanao
izany zavatr' izany?
4 Kanefa ny teniny ny mpanjaka naheri-
hery kokoa noho ny any Iôaba, sy ny mpifehy
ny miaramila. Dia nivoaka Iôaba sy ny
mpifehy ny miaramila hiala eo anatrehany
ny mpanjaka, mba hanisa ny olon-Isiraely.
5 Ary lasa nita any Ioridany izareo, ka
nitoby tany Aroera, teo amy ny ilan' anka-
vanany ny tanàna, dia teo afovoany ny
tany lemaka Gada, raha mankany Iazera:
6 Dia nankany Gileada, sy ho any amy ny
tany Tatima-hodisy, izareo: dia nankany
Dana-iana izareo, ka lasa nanodidina han-
kany Zidona,
7 Dia nankany amy ny fiarovana any Tero
izareo, sy ho any amy ny tanàna rehetra
amy ny Heva, sy ny Kanana: dia nivoaka
ho any amy ny atsimony Ioda, hatrany
Beriseba, izareo.
8 Ary rehefa nitety ny tany rehetra izareo,
dia tonga tany Ieriosalema izareo, raha ta-
pitra ny sivy volana sy roa-polo andro.
9 Ary nomeny Iôaba ny mpanjaka *ny tara-
tasy milaza* ny fanisany ny olona: dia valo
hetsy lahy mahery mahatan-tsabatra no
isany ny olon-Isiraely, ary dimy hetsy no
isany ny olon-Ioda.
10 Dia namely any Davidy ny fony, rehefa
voa isa ny olona. Ary hoy Davidy taminy
Iehôvah, Nanota indrindra taminy izay na-
taoko aho: ary ankehitriny, mifona aminao
aho, ry Iehôvah, esory ny heloky ny mpa-
nomponao, f'efa nanao adala indrindra aho.
11 Fa raha nifoha maraina koa i Davidy,
dia nankeo aminy Gada mpaminany, mpi-
zaha ho any Davidy, ny teniny Iehôvah, ka
nanao hoe,
12 Mandehana, lazao aminy Davidy, Izany
no lazainy Iehôvah, Izaho mametraka eo
alohanao zavatra telo loha: fidio izay iray
hataoko aminao.
13 Dia lasa i Gada hankany aminy Da-
vidy, dia nilaza taminy, ka nanao taminy
hoe, Fito taona mosarena va no fidinao ho

tonga aminao eo amy ny taninao? sa han-
dositra telo volana eo alohany ny fahava-
lonao, ka henjehiny hianao? sa hisy aretin-
-dratsy hateloana eo amy ny taninao va? he-
vero ankehitriny, k' izahao izay valy ho en-
tiko miverina ho any aminy Izay naniraka
ahy.
14 Ary hoy Davidy taminy Gada, Tsy
hitako indrindra izay hataoko: *nefa* aleon-
tsikia lavo amy ny tànany Iehôvah hiany,
fa lehibe ny famindram-pony, fa aza mba ho
lavo amy ny tànan' olona akory aho.
15 Ka dia nasiany Iehôvah aretin-dratsy
tamy ny Isiraely, nony maraina, ka ha-
tramy ny fotoana natao: ka fito alina no
maty tamy ny olona, hatrany Dana, ka ha-
trany Beriseba.
16 Ary raha naninjitry ny tànany taminy
Ieriosalema ny anjely, mba handringiany
izany, dia naneniny ny ratsy Iehôvah, ka
hoy Izy tamy ny anjely izay nandringiany
ny olona, Aoky izay: atsaharo ny tànanao
ankehitriny. Ary nitoetra teo anilany ny
famoloany Araona olon-Iebiosa taminy izay
ny anjeliny Iehôvah.
17 Dia niteny taminy Iehôvah i Davidy,
raha nahita ny anjely, izay namely ny olona,
izy, ka hoy izy, Indro, izaho no nanota,
ary izaho no nanao ratsy: f' ireo ondry
ireo, inona no nataony? mifona aminao
aho, aoka hamely ahy ny tànanao, ary ny
mpianakavin-draiko.
18 Dia nankany aminy Davidy, taminy
izany andro izany, i Gada, ka nanao taminy
hoe, Miakara, manava fivoadiana ho any
Iehôvah eo amy ny famoloany Araona olon-
-Iebiosa.
19 Dia niakatra i Davidy araky ny fila-
zany Gada, dia araky ny nandidiany Iehô-
vah *azy*.
20 Ary Araona nijery, ka nahita ny mpan-
jaka ambany ny mpanompony manatona
azy: dia nivoaka i Araona, ka nanondriky
ny tavany tamy ny tany teo anatrehany ny
mpanjaka.
21 Ary hoy Araona, Inona no ihiaviany ny
mpanjaka tompoko-lahy ho aty amy ny
mpanompony? Ary hoy Davidy, Hividy
ny famoloana aminao, hatao fivoadiana ho
any Iehôvah, hitsaharany ny aretin-dratsy
eo amy ny olona.
22 Ary hoy Araona taminy Davidy, Aoka
halainy ny mpanjaka tompoko-lahy, ka ha-
natitra na inona na inona no tsara eo ima-
sony: indro, ny omby ho fanatitra hodo-
rana, ary ny fivelezam-bary, ambany ny
fitondran-javatra entiny ny omby, ha-
taina.
23 Izany rehetr' izany nomeny Araona,
*toy* ny mpanjaka manome ny mpanjaka.
Ary hoy Araona tamy ny mpanjaka, Iehôvah
Andriamanitrao anie hankasitraka anao.
24 Ary hoy ny mpanjaka taminy Araona,
Tsia, fa ho vidiko aminao tokoa izany, amy
ny vola tokom-bidiny: fa tsy hanaterako
fanatitra hodorana ho any Iehôvah Andria-
manitro izay zavatra tsy no vinidiko. Ka
dia no vidiny Davidy sekely volafotsy di-
mam-polo, ny famoloana ambany ny omby.
25 Dia nanao fivoadiana teo ho any Iehô-
vah i Davidy, dia nanatitra fanatitra hodo-
rana sy fanatitra fisaorana izy. Ary nanka-
sitrahany Iehôvah ny tany, ka natsahatra
ny aretin-dratsy teo amy ny Isiraely.

# NY VOALOHANY NY BOKINY NY MPANJAKA.

## TOKO I.

Ary tratrantitra, ka ela-velona, i Davidy
mpanjaka; na dia nandrako-damba azy
izareo, dia tsy nety nafana izy.
2 Dia hoy ny mpanompony taminy, Aoka
ho tadiavina zazavavy mpitovo ho any ny
mpanjaka tompoko-lahy: ary aoky izy bija-
nona eo anatrehany ny mpanjaka, dia hi-
taiza azy, ka handry eo amy ny tratranao,
mba hanafany ny mpanjaka tompoko-lahy.
3 Dia nitady zazavavy tsara-tarehy teo
amy ny tany Isiraely rehetra izareo, dia
nahita any Abisaga vehivavy Sionema, ka
nentiny ho any amy ny mpanjaka izy.
4 Ary tsara-tarehy dia tsara-tarehy in-
drindra ilehy zazavavy, ary nitaiza ny
mpanjaka izy, ka nanompo azy: fa tsi-nani-
non-tsi-naninona azy ny mpanjaka.
5 Ary Adonia zanaka-lahiny Hagita nire-
hareha, ka nanao hoe, Izaho no hanjaka:
dia namboatra kalesy maro sy mpitain-
gin-tsoavaly ho azy izy, ary dimam-polo
lahy hihiazakazaka eo alohany.
6 Ary tsy mba no tezeran-drainy izy tsy
akory, na nilazany hoe, Nahoana hianao no
manao izany? sady lehilahy tsara-endrikia
izy koa, ary izy no teraka nanarakaraka any
Abisaloma.
7 Dia niteny taminy Iôaba zanaky Zerioia,
sy Abiatara mpisorona, izy: dia nanaraka
any Adonia izy roa lahy, ka nanampy azy.
8 F' i Zadoka mpisorona, sy Benaia zanaky
Iehôiada, sy Natana mpaminany, sy Simey,
sy Rey, ambany ny lehilahy mahery izay
nomba any Davidy, tsy mba nirai-tetikia
taminy Adonia.
9 Dia namono ondry, sy omby, ary biby
nafahy marobe, i Adonia, teo anilany ny va-
to Zoheleta, izay eo anilany Eni-rogela, dia
niantso ny rahalahiny rehetra, zanaka-lahiny
ny mpanjaka, ambany ny lehilahy Ioda re-
hetra, mpanompo ny mpanjaka, izy:
10 F' i Natana mpaminany, sy Benaia,
ambany ny lehilahy mahery, ary Solomona
rahalahiny, tsy mba nantsoiny.
11 Dia niteny taminy Batiseba reniny
Solomona i Natana, ka nanao hoe, Tsy
mbola nandre va hianao fa manjaka i Adonia
zanaky Hagita, ka tsy fantatry Davidy tom-
pontsikia izany?
12 Ary ankehitriny, masìna hianao, maitia
kely angeha, ka homeko saina anao, ha-
monjenao ny ainao, sy ny ainy Solomona
zanakao.
13 Mandehana, ka mankanesa aminy Da-
vidy mpanjaka, ka lazao aminy hoe, Tsy
nianiana tamy ny ankizi-vavinao va hianao,
tompoko-lahy, ry mpanjaka, ka nanao hoe, I
Solomona zanakao-lahy no hanjaka han-
dimby ahy tokoa, ary izy no hipetraka eo
ambony ny lapako? ka nahoana i Adonia
no manjaka?
14 Indro, raha mbola eo hianao, ka miteny
amy ny mpanjaka hiany hianao, dia hiditra
hanaraka anao koa aho, ka hahato ny te-
ninao.
15 Dia niditra tany an-trano miefitra i Ba-
tiseba, ho any amy ny mpanjaka; ary efa
antitra ny mpanjaka, ary Abisaga vehivavy
Sionema nanompo ny mpanjaka.
16 Dia niankohoka i Batiseba, ka nion-
drikia tamy ny mpanjaka. Ary hoy ny
mpanjaka, Inona no ilainao?
17 Ary hoy izy taminy, Ry tompoko-lahy,
Iehôvah Andriamanitrao no nianiananao
tamy ny ankizi-vavinao, ka nanao hoe hia-
nao, I Solomona zanakao-lahy no hanjaka
handimby ahy tokoa, ary izy no hipetraka
eo ambony ny lapako.
18 Ary indro, ankehitriny i Adonia no
manjaka; ary tsy mbola fantatrao izany, tom-
poko-lahy, ry mpanjaka.
19 Ary efa namono omby, sy biby nafahy,
ary ondry marobe, izy, ary efa nanasa ny
zanaka-lahiny ny mpanjaka avokoa, ambany
Abiatara mpisorona, sy Iôaba mpifehy ny
miaramila, izy: f' i Solomona mpanompo-
nao no tsy mba nasainy.

20 Ary hianao, tompoko-lahy, ry mpan-
jaka ô, ny masony ny Isiraely rehetra mi-
jery anao, hilazanao izay hipetraka eo am-
bony ny lapany ny mpanjaka tompoko-lahy
handimby azy.
21 Raha tsy izany, raha hodi-mandry
amy ny razany ny mpanjaka tompoko-
-lahy, dia hatao ho meloka aho ambany
Solomona zanako.
22 Ary indro, raha mbola niteny tamy
ny mpanjaka hiany izy, dia niditra koa i
Natana mpaminany.
23 Dia no lazaina tamy ny mpanjaka
hoe, Indro, i Natana mpaminany. Ary nony
niditra teo anatrehany ny mpanjaka izy, dia
niankohoka tamy ny tany teo anatrehany
ny mpanjaka izy.
24 Ary hoy Natana, Tompoko-lahy, ry
mpanjaka ô, efa nanao hoe va hianao, I
Adonia no hanjaka handimby ahy, ary izy
no hipetraka eo ambony ny lapako?
25 F'efa nidina andro any izy, ka namono
omby, sy vositra nafahy, ary ondry maro-
be, ary efa niantso ny zanaka-lahiny ny
mpanjaka avokoa, sy ny mpifehy ny miara-
mila, ambany Abiatara mpisorona, izy; ary
indro, mihinana sy misotro eo anatrehany
izareo, ka manao hoe, Ho ela-velona i
Adonia mpanjaka.
26 F'izaho, dia izaho mpanomponao, ary
Zadoka mpisorona, sy Benaia zanaky Ie-
hôiada, ary Solomona mpanomponao tsy
mba nantsoiny.
27 Avy tamy ny mpanjaka tompoko-lahy
v' izany zavatr' izany, ka tsy mba namba-
ranao ny mpanomponao, f' iza hipetraka eo
ambony ny lapany ny mpanjaka tompoko-
-lahy handimby azy?
28 Dia namaly Davidy mpanjaka, ka
nanao hoe, Antsoy hankaty amiko i Ba-
tiseba. Dia nankeo anatrehany ny mpan-
jaka izy, ka nijanona teo anatrehany ny
mpanjaka.
29 Dia nianiana ny mpanjaka, ka nanao
hoe, Raha velona koa Iehôvah Izay na-
monjy ny aiko tamy ny fahorian-drehetra,
30 Dia araky izay nianianako taminao
tamy ny anarany Iehôvah Andriamanitry
ny Isiraely hoe, I Solomona zanakao-lahy
no hanjaka handimby ahy tokoa, ary izy no
hipetraka eo ambony ny lapako handimby
ahy, dia araky izany hiany no hataoko andro
any.
31 Dia niankohoka tamy ny tany, ka
niondrikia tamy ny mpanjaka, i Batiseba,
ka nanao hoe, Ho ela-velona mandrakizay
i Davidy mpanjaka tompoko-lahy.
32 Ary hoy Davidy mpanjaka, Antsoy
hankaty amiko i Zadoka mpisorona, sy
Natana mpaminany, ary Benaia zanaky
Iehôiada. Dia nankeo anatrehany ny
mpanjaka izy telo lahy.
33 Ary hoy ny mpanjaka taminy, Alao
hiaraka aminareo ny mpanompony ny tom-
ponareo, ary Solomona zanako-lahy am-
pitaingieno ny sarin-tsoavaliko, ka ento
midina ho any Gihona izy.
34 Ary aoky Zadoka mpisorona sy Natana
mpaminany hanosotra azy eo ho mpanjaky
ny Isiraely: dia ampanenoinareo ny trom-
petra, ka lazao hoe, Ho ela-velona i Solo-
mona mpanjaka.
35 Dia miakara manaraka azy hianareo, ary
aoky izy ho avy ka hipetraka eo ambony
ny lapako: f' izy ho mpanjaka handimby
ahy, ary izy no voa tendriko hanapaky ny
Isiraely sy ny Ioda.
36 Dia namaly ny mpanjaka i Benaia
zanaky Iehôiada, ka nanao hoe, Amena: He-
fainy Iehôvah Andriamanitry ny mpan-
jaka tompoko-lahy anie izany hiany:
37 Araky ny nombany Iehôvah ny mpan-
jaka tompoko-lahy anie no hombany any
Solomona kosa, ka hataony ny lapany ho
lehibebe kokoa noho ny lapany Davidy
mpanjaka tompoko-lahy.
38 Dia nidina i Zadoka mpisorona, sy
Natana mpaminany, ary Benaia zanaky
Iehôiada, ambany ny olon-Kerety, sy ny
olom-Pelety, dia nampitaingina any Solo-
mona ny sarin-tsoavaliny Davidy mpanjaka
izareo, ka nitondra azy ho any Gihona izareo.
39 Dia nalainy Zadoka mpisorona ny
tandroka feno solikia tamy ny trano-lay, ka
nanosotra any Solomona izy. Dia nampa-
neno ny trompetra izareo; ary hoy ny
olon-drehetra, Ho ela-velona i Solomona
mpanjaka.
40 Dia niakatra nanaraka azy ny olon-
-drehetra, ary nitsioka sodina ny olona, ka
nifaly indrindra izareo, ary *toa* nitresaka
ny tany tamy ny feony.
41 Ary Adonia, ambany izay rehetra efa
nasainy, dia nandre izany, rehefa nitsaha-
tra nihinana izareo. Ary nony reny Ioaba
ny fanenon-trompetra, dia hoy izy, Inona
no *hevitry* io hotakotaka mampitabataba ny
tanàna io?

42 Ary raha mbola niteny hiany izy,
indro, tonga Iônatana zanaky Abiatara
mpisorona; ary hoy Adonia taminy, Midira hianao; fa lehilahy tsara-fanahy hianao, ka mitondra teny soa.
43 Dia namaly Iônatana, ka nanao taminy
Adonia hoe, I Davidy mpanjaka tompontsikia efa nampanjaka any Solomona tokoa,
44 Ary efa nirahiny ny mpanjaka, homba
azy, i Zadoka mpisorona, sy Natana mpaminany, ary Benaia zanaky Iehôiada, ambany ny olon-Kerety, sy ny olom-Pelety, ary efa nampitaingina azy ny sarin-tsoavaliny ny mpanjaka izareo;
45 Ary Zadoka mpisorona, sy Natana
mpaminany, efa nanosotra azy tany Gihona ho mpanjaka: dia niakatra niala teo, faly dia faly, izareo, k' efa nitabataba ny tanàna. Izany no hotakotaka izay efa renareo.
46 Ary koa, efa nipetraka teo ambony ny
lapany ny fanjakana i Solomona.
47 Ary tonga koa ny mpanompony ny
mpanjaka hisaotra any Davidy mpanjaka tompontsikia, ka nanao hoe, Andriamanitra anie hanao ny anarany Solomona ho malazalaza kokoa noho ny anaranao, ary hanao ny lapany ho lehibebe kokoa noho ny lapanao Izy. Dia niondrikia ny mpanjaka teo am-parafara,
48 Ka hoy kosa ny mpanjaka, Hisaorana
anie Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely, Izay nanome lehilahy hipetraka eo ambony ny lapako andro any, ka dia hitany ny masoko.
49 Dia natahotra izay rehetra efa nasainy
Adonia, dia niaingia, ka samy nandeha ho aminy izay nalehany avy izy rehetra.
50 Ary Adonia koa natahotra any Solo-
mona, dia niaingia, ka lasa nandeha, ary nangia ny tandroky ny fivoadiana izy.
51 Dia nambara taminy Solomona, ka
natao hoe, Indro, i Adonia matahotra any Solomona mpanjaka: f' indro, efa nangia ny tandroky ny fivoadiana izy, ka nanao hoe, Aoky hianiana amiko i Solomona mpanjaka andro any, fa tsy ho vonoin-tsabatra ny mpanompony.
52 Ary hoy Solomona, Raha hita fa lehi-
lahy tsara-fanahy izy, tsy hisy singiam-bolony na iray akory aza ho latsaka amy ny tany: fa raha misy fahadalana hita eo aminy, dia maty izy.
53 Dia naniraka i Solomona mpanjaka,
ka nampidina azy hiala amy ny fivoadiana. Dia avy izy, ka niondrikia taminy Solomona mpanjaka: ary hoy Solomona taminy, Modia any an-tranonao.

## TOKO II.

Ary efa antomotra ny andro hialany Davidy aina; dia nananatra any Solomona zanany izy, ka nanao hoe,
2 Izaho handeha amy ny làlan-kalehany
ny tany rehetra: dia mahareza hianao, ka misehoa ho lehilahy.
3 Ary tandremo ny didiny Iehôvah Andri-
amanitrao, mba handeha amy ny làlany, hitandremanao ny lalàny, sy ny didiny, sy ny fitsarany, ary ny filazany, araky izay voa soratra eo amy ny lalàny Mose, mba hambinina hianao aminy izay rehetra hataonao, ary aminy izay rehetra halehanao,
4 Hahatanterahany Iehôvah ny teny izay
nilazany ahy, manao hoe, Raha ho tandremany ny zanakao ny làlan-kalehany, handehanany eo anatrehako amy ny fahamarinana, amy ny fony rehetra, sy amy ny fanahiny rehetra; dia (hoy izy) tsy ho diso lehilahy hipetraka eo ambony ny lapam-panjakany ny Isiraely hianao.
5 Ary fantatrao koa izay nataony Iôaba
zanaky Zerioia tamiko, dia izay nataony tamy ny roa lahy mpifehy ny miaramilany ny Isiraely, taminy Abinera zanaky Nera, sy taminy Amasa zanaky Ietera, izay no vonoiny, ka dia nandatsa-dra teny am-pihiavanana, *toy ny eo* amy ny ady, izy, ary *toy ny eo* amy ny ady no nanisiany ra tamy ny fisikinany izay nisikinany ny vaniany, ary tamy ny kirarony izay nikiraroany ny tongony.
6 Dia manava araky ny fahendrenao, ka
aza avela hidina any am-pasana eny am-piadanana ny fotsi-volony lehiny.
7 Fa asivy soa ireo zanaky Barizilay olon-
-Gileada, ary aoka ho isany izay mihinana eo an-databatrao izareo: fa tahak' izany no nankanesany tamiko, raha nandositra any Abisaloma rahalahinao aho.
8 Ary indro, momba anao i Simey zanaky
Gera, olom-Beniamina avy any Bahiorima, izay nanozona dia nanozona ahy mafy tamy ny andro nankanesako tany Mahanaima: fa *rehefa afak' izany,* dia nidina hitsena ahy ho any Ioridany izy, ary Iehôvah no nianianako taminy, hoe, Tsy mba ho vonoiko sabatra hianao.

9 Ary ankehitriny, aza manao azy tsy ho
meloka: fa lehilahy hendry hianao, ka
mahalala izay tokony hataonao aminy, fa
ra no tokony hampidinanao ny fotsi-volony
ho any am-pasana.
10 Ary Davidy nodi-nandry tamy ny
razany, ka nalevina teo an-tanànany Da-
vidy.
11 Ary efa-polo taona no andro nanjakany
Davidy tamy ny Isiraely: fito taona no
nanjakany tany Hebirona, ary telo amby
telo-polo taona no nanjakany tany Ieriosa-
lema.
12 Ary Solomona nipetraka teo ambony
ny lapany Davidy rainy; ary nampitoe-
rina mafy ny fanjakany.
13 F'i Adonia zanaky Hagita nankany
aminy Batiseba reniny Solomona. Ary hoy
ravehivavy, Fihiavanana va no ihiavianao?
Ary hoy izy kosa, Fihiavanana hiany.
14 Anefa hoy izy, Manana teny ho lazaina
aminao aho. Ary hoy ravehivavy, Lazao
àry.
15 Ary hoy izy, Fantatrao fa natao ho ahy
ny fanjakana, ary ny Isiraely rehetra na-
nantena f' izaho no hanjaka: nefa voa
findra ny fanjakana, k' efa lasany ny raha-
lahiko izany; fa azy avy taminy Iehôvah
izany.
16 Ary ankehitriny, zavatr' irai-loha no
angatahiko aminao, aza manao hoe, Tsia.
Ary hoy ravehivavy taminy, Lazao àry.
17 Ary hoy izy, Masìna hianao, mitenena
aminy Solomona mpanjaka, mba homeny
ahy Abisaga vehivavy Sionema ho vadiko,
(fa tsy hanao aminao hoe *ny mpanjaka*,
Tsia.)
18 Ary hoy Bati-seba, Tsara izany; ho
lazaiko amy ny mpanjaka ny teninao.
19 Dia nankany aminy Solomona mpan-
jaka i Batiseba, mba hanambara azy ny
teniny Adonia. Dia nitsangana hitsena azy
ny mpanjaka, ka niondrikia taminy, dia
nipetraka teo ambony ny lapany, ary na-
sainy mba ho entina fikietrahana ho an-
-dreniny ny mpanjaka; dia nipetraka teo
amy ny tànany ankavanana izy.
20 Ary hoy izy, Zavatr' irai-loha kelikely
angatahiko aminao; aza manao hoe, Tsia.
Ary hoy ny mpanjaka, Lazao, ry ineny; fa
tsy hanao aminao hoe aho, Tsia.
21 Ary hoy izy, Aoky Abisaga vehivavy
Sionema homena ho any Adonia rahalahi-
nao ho vadiny.
22 Dia namaly Solomona mpanjaka, ka
nanao tamin-dreniny hoe, Ary nahoana i
Abisaga vehivavy Sionema no angatahinao
ho any Adonia? angataho ho azy koa ny
fanjakana; (fa zokiko lahi-matoa izy,) dia
ho azy, sy ho any Abiatara mpisorona, ary
ho any Iôaba zanaky Zerioia.
23 Dia nianiana taminy Iehôvah i Solo-
mona mpanjaka, ka nanao hoe, Hanao
izany amiko anie Andriamanitra, ary mi-
hoatra noho izany, raha tsy handratry ny
ain-tena hiany no nitenenany Adonia izany
teny izany.
24 Ary ankehitriny, raha velona koa
Iehôvah, Izay nampitoetra ahy, ka nampi-
petraka ahy teo ambony ny lapany Davidy
raiko, ary Izay nanao trano ho ahy araky
izay efa no lazainy, dia hatao maty andro
any hiany Adonia.
25 Dia naniraka any Benaia zanaky Iehô-
iada i Solomona mpanjaka, ary izy namely
azy, ka maty izy.
26 Ary Abiatara mpisorona nilazany ny
mpanjaka, hoe, Mandehana any Anatôta ho
any an-tsahanao hianao; fa olon-tokony ho
vonoina hianao: nefa tsy ho vonoiko anke-
hitriny hianao, satria nitondra ny fiarany
Iehôvah Andriamanitra teo alohany Davidy
raiko hianao, ary satria niarak' ory hianao
taminy izay rehetra nampahoriana an-draiko.
27 Dia no roahiny Solomona i Abiatara,
mba tsy ho mpisorony Iehôvah intsony;
hahatanterahany ny teniny Iehôvah, izay
nitenenany ny ankohonany Ely tany Silo.
28 Ary tonga taminy Iôaba ny teny;
f' efa niodina Iôaba hanaraka any Adonia,
kanefa tsy mba niodina hanaraka any
Abisaloma izy. Dia nandositra ho any an-
-trano-lainy Iehôvah Iôaba, ka nangia ny
tandroky ny fivoadiana.
29 Dia nambara taminy Solomona mpan-
jaka, hoe, Efa nandositra ho any amy ny
trano-lainy Iehôvah Iôaba; ary, indro, eo
anilany ny fivoadiana izy. Dia naniraka
any Benaia zanaky Iehôiada i Solomona, ka
hoy izy, Andeha, vonoy izy.
30 Dia nankeo an-trano-lainy Iehôvah i
Benaia, ka hoy izy taminy, Izany no lazainy
ny mpanjaka hoe, Mivoaha. Ary hoy izy,
Tsia, fa ho maty eto aho. Dia nitondra
teny tamy ny mpanjaka i Benaia, ka nanao
hoe, Izany no lazainy Iôaba, ary izany no
navaliny ahy.
31 Ary hoy ny mpanjaka taminy, Atavy

izay no lazainy, fetsaho izy, ka aleveno; mba hanesoranao amiko sy amy ny ankohonan-draiko ny ra marina, izay nalatsaky Iôaba.
32 Fa ho valiany Iehôvah ny rany amy ny lohany, izay namely roa lahy olo-marina, sady tsara noho izy, ka namono azy roa lahy tamy ny sabatra, ka tsy fantatry Davidy raiko izany, dia i Abinera zanaky Nera mpifehy ny miaramilany ny Isiraely, ary Amasa zanaky Ietera mpifehy ny miaramilany ny Ioda:
33 Dia hiverina ny rany ho amy ny lohany Iôaba, sy ho amy ny lohany ny zanany mandrakizay: fa ho any Davidy, sy ny zanany, sy ny ankohonany, ary ny lapany, hisy fiadanana mandrakizay avy aminy Iehôvah.
34 Dia niakatra i Benaia zanaky Iehôiada, dia namely azy, ka matiny izy: dia nalevina teo an-tranony tany an-efitra izy.
35 Ary Benaia zanaky Iehôiada no tendreny ny mpanjaka ho solony *Iôaba* hifehy ny miaramila: f'i Zadoka mpisorona no tendreny ny mpanjaka ho solony Abiatara.
36 Dia nanirak' olona ny mpanjaka, ka niantso any Simey, ka hoy izy taminy, Manava trano any Ieriosalema hianao, dia mitomoera eo, ka aza miala eo na ho aiza na ho aiza akory hianao.
37 Fa aminy izay andro hivoahanao, ka ho lasa mita ny ony Kidrôna hianao, dia fantaro marimarina, fa ho maty tokoa hianao: ho amy ny lohanao hiany ny ranao.
38 Ary hoy Simey tamy ny mpanjaka, Tsara izany teny izany: araky izay no lazainy ny mpanjaka tompoko-lahy no hataony ny mpanomponao. Dia nitoetra andro maro tany Ieriosalema i Simey.
39 Ary rehefa afaka telo taona, dia nandositra roa lahy mpanompo any Simey ho any aminy Akisa zanaky Maaka, mpanjaka any Gata. Dia nilaza taminy Simey izareo, ka nanao hoe, Indro, any Gata ny mpanomponao.
40 Dia niaingia i Simey, ka nanisy lasely ny ampondrany, dia nankany Gata ho aminy Akisa hitady ny mpanompony: dia lasa nandeha i Simey, ka nitondra ny mpanompony hiala any Gata.
41 Dia nambara taminy Solomona f' efa niala tany Ieriosalema hankany Gata i Simey, ka niverin' indray.
42 Dia nanirak' olona ny mpanjaka, ka niantso any Simey, ka hoy izy taminy, Tsy Iehôvah va no nampianianako anao, k'efa no lazaiko taminao hoe, Fantaro marimarina, fa aminy izay andro hivoahanao, sy handehananao na ho aiza na ho aiza akory, dia ho maty tokoa hianao? ary hoy hianao tamiko, Tsara izany teny reko izany.
43 Ka nahoana hianao no tsy nitandriny ny fianianana taminy Iehôvah, sy ny teny izay nandidiako anao?
44 Ary hoy ny mpanjaka taminy Simey, Fantatrao izay ratsy rehetra no heveriny ny fonao, dia izay nataonao taminy Davidy raiko: dia ho valiany Iehôvah amy ny lohanao ny fanahi-ratsy nataonao;
45 F'i Solomona mpanjaka ho tahina, ary ny lapany Davidy hampitoerina eo anatrehany Iehôvah mandrakizay.
46 Dia nandidy any Benaia zanaky Iehôiada ny mpanjaka: dia nivoaka izy, ka namely azy, ka maty izy. Ary ny fanjakana nampitoerina teo an-tànany Solomona.

## TOKO III.

F'i Solomona nisakaiza taminy Farao mpanjaka any Ejipity, dia nanam-bady ny zanaka-vaviny Farao izy, ka nitondra azy ho any an-tanànany Davidy, mandra-pahavitany ny tranony, sy ny tranony Iehôvah, ary ny màndany Ieriosalema manodidina.
2 Fa mbola nanala-voady teo ambony ny fitoeran' avo hiany ny olona, satria tsy mbola natao trano ho any ny anarany Iehôvah, hatraminy izany andro izany.
3 Ary tia any Iehôvah i Solomona, ka nandeha tamy ny fandidiany ny rainy: kanefa nanala-voady sy nandoro zava-manitra teo ambony ny fitoeran' avo hiany izy.
4 Ary nankany Gibeona ny mpanjaka, mba hanala-voady any; f'izany no fitoeran' avo lehibe indrindra: fanatitra hodorana arivo no nateriny Solomona teo aminy izany fivoadian' izany.
5 Tany Gibeona nisehoany Iehôvah taminy Solomona teo amy ny nofy nony alina: ary hoy Andriamanitra, Angataho izay homeko anao.
6 Ary hoy Solomona, Hianao efa nanao famindram-po lehibe taminy Davidy raiko, mpanomponao, araky izay nandehanany teo

anatrehanao, tamy ny to, sy ny fahamari-
nana, ary ny fahitsiany ny fony taminao;
ary Hianao efa nitahiry ho azy izao fahasoa-
van-dehibe izao, ka nanome azy zanaka-
-lahy hipetraka eo ambony ny lapany toy
ny amy ny andro any.
7 Ary ankehitriny, ry Iehôvah ô, Andria-
manitro, Hianao efa nanangany ny mpa-
nomponao ho mpanjaka handimby any Da-
vidy raiko, raha mbola zaza hiany aho, *ka*
tsy fantatro ny fivoahako sy ny fidirako.
8 Ary ny mpanomponao, dia eo afovoany
ny olona izay no finidinao, olona marobe tsy
azo hisaina ka tsy hita isa ny hamarony.
9 Dia omeo ny mpanomponao fo maha-
lala hitsara ny olonao, mba hahafantarako
ny soa sy ny ratsy: f' iza no mahay mi-
tsara ireo olo-marobe ireo?
10 Ary sitraky Iehôvah ny teny, fa nan-
gataky izany zavatr' izany Solomona.
11 Ary hoy Andriamanitra taminy, Sa-
tria nangataky izany zavatr' izany hianao,
ka tsy nangataka fiainan' ela ho anao, na
nangataka harena ho anao, na nangataky
ny ainy ny fahavalonao, fa nangataka fa-
halalana ho anao hahafantaranao ny fitsa-
rana;
12 Indro, efa nanao araky ny teninao
Aho: indro, efa nomeko anao fo hendry,
sy mahalala; ka dia tsy nisy tahaka anao
teo alohanao, ary tsy hisy hiseho tahaka
anao eto aorianao.
13 Ary efa nomeko anao koa izay tsy
nangatahinao, dia harena sy voninahitra:
ka dia tsy hisy na iray akory eo amy ny
mpanjaka rehetra hanahaka anao amy ny
andro rehetra hiainanao.
14 Ary raha handeha amy ny làlako
hianao, hitandremanao ny lalàko sy ny
didiko, araky ny nandehanany Davidy rai-
nao, dia hataoko ho ela-velona hianao.
15 Dia nahatsiaro i Solomona; ary indro,
nofy izany. Dia nankany Ieriosalema izy,
ka nijanona teo anoloany ny fiarany ny
faneken any Iehôvah, dia nanatitra fana-
titra hodorana sy fanatitra fisaorana izy,
ary nanasa ny mpanompon-drehetra izy.
16 Ary nisy roa vavy mpijangajanga
nankeo amy ny mpanjaka, ka nijanona teo
anatrehany.
17 Ary hoy lehy vehivavy anankiray,
Ry Tompoko-lahy ô, izaho sy io vehivavy
io nirai-trano; dia velon-jaza aho teo a-
miny, teo an-trano.
18 Ary raha afaka hateloan' andro rehefa
velon-jaza aho, dia mba velon-jaza kosa io
vehivavy io: ary izahay hiany no tao; ary
tsy nisy vahiny teo aminay teo an-trano,
f' izahay roroa hiany no teo an-trano.
19 Ary maty nony alina ny zanaky io
vehivavy io, fa voa tsindriny izy.
20 Dia nifoha nony namaton' alina izy,
ka naka ny zanako teo anilako, raha na-
tory ny ankizi-vavinao, dia nampitoeriny
teo an-tratrany izy, ary ny zaza maty kosa
nampitoeriny teo an-tratrako.
21 Ary nony nifoha maraina koa hampi-
nono ny zanako aho, indro, maty izy: fa nony
no dinihiko nony maraina izy, indro tsy lehy
zanako naterako izy.
22 Ary hoy kosa lehy anankiray, Tsia, fa
ny velona no zanako, ary ny maty no zana-
kao. Ary hoy indray lehy anankiray, Tsia,
fa ny maty no zanakao, ary ny velona no
zanako. Izany no fiteniny izy roa vavy
teo anatrehany ny mpanjaka.
23 Dia hoy ny mpanjaka, Ny anankiray
manao hoe, Ny velona no zanako, ary ny
maty no zanakao: ary hoy kosa ny anan-
kiray, Tsia, fa ny maty no zanakao, ary ny
velona no zanako.
24 Ary hoy ny mpanjaka, Itondray sa-
batra aho. Dia nitondra ny sabatra teo
anatrehany ny mpanjaka izareo.
25 Ary hoy ny mpanjaka, Sasaho ny zaza
velona, dia omeo ny an-tsasany ho any ny
anankiray, ary ny an-tsasany ho any ny
anankiray kosa.
26 Dia niteny tamy ny mpanjaka ny
vehivavy reniny ny zaza velona, (fa nango-
rakoraka ny fony tamy ny zanany,) ka hoy
izy, Ry tompoko-lahy ô, omeo azy ny zaza
velona, ka aza mba vonoina izy. Fa hoy
kosa ny anankiray, Aoky tsy ho ahy na ho
anao izy, fa zarao hiany.
27 Dia namaly ny mpanjaka, ka nanao
hoe, Omeo azy ny zaza velona, ka aza vonoi-
na foana; izy no reniny.
28 Ary ny Isiraely rehetra nandre ny
fitsarana izay nataony ny mpanjaka; dia
natahotry ny mpanjaka izareo: fa nahita
izareo fa nisy fahendren' Andriamanitra eo
am-pony hanavany ny fitsarana.

## TOKO IV.

DIA nanjaka tamy ny Isiraely rehetra i
Solomona mpanjaka.

2 Ary ireo no andrian-dahy izay nomba
azy: i Azaria zanaky Zadoka mpisorona;
3 I Elihorefa, sy Ahia, zanaky Sisa, no
mpanoratra; Iehôsafata zanaky Ahilioda
no mpitadidy;
4 Ary Benaia zanaky Iehôiada no mpi-
fehy ny miaramila; ary Zadoka sy Abia-
tara no mpisorona;
5 Ary Azaria zanaky Natana no mpifehy
ny mpampandraharaha; ary Zabioda za-
-naky Natana no lohany ny manam-bonina-
hitra, ary sakaizany ny mpanjaka;
6 Ary Ahisara no mpifehy ny eo an-tra-
nony *ny mpanjaka;* ary Adonirama zanaky
Abida no antony ny hetra.
7 Ary Solomona nanana roa amby ny
folo lahy ho mpampandraharaha ny Isi-
raely rehetra, izay nanisy hanina ho any
ny mpanjaka sy ny eo an-tranony; iray
volana amy ny herin-taona no anjarany
avy izy rehetra ho amy ny fanisian-kanina.
8 Ary ireo no anarany: ny zanaky Hiora
tany an-tendrombohitra Efiraima:
9 Ny zanaky Dekera, tany Makaza, sy
Salibima, sy Beti-semesa, ary Elona Beti-
-hanana:
10 Ny zanaky Heseda tany Ariobota; azy
Soko, sy ny tany Hefera rehetra:
11 Ny zanaky Abinadaba teo amy ny
havoana Dora rehetra; izay nanam-bady
any Tafata zanaka-vaviny Solomona:
12 I Bana zanaky Ahilioda, *azy* Tanaka,
sy Megido, ary Beti-sana rehetra, izay eo
anilany Zaretana, eo ambany Iezirela, ha-
trany Beti-sana, ka hatrany Abela-mehola,
dia hatrany an-koatra any Iokeneama:
13 Ny zanaky Gebera, tany Ramota-
-Gileada: azy ny tanànany Iaira zanaky
Manase, izay any Gileada: azy *koa* ny
tany Arigoba, izay any Basana, tanàna
enim-polo lehibe manana mànda sy hidy
varahina:
14 I Ahinadaba zanaky Ido, tany Maha-
naima:
15 I Ahimaza tany Nafitaly; izy kosa
nanam-bady any Basimata, zanaka-vaviny
Solomona:
16 I Bana zanaky Hiosay tany Asera, sy
tany Alota:
17 Iehôsafata zanaky Parioa, tany Isa-
kara:
18 I Simey zanaky Ela, tany Benia-
mina:
19 I Gebera zanaky Iory tany amy ny
tany Gileada, dia taniny Sihona mpanjaky
ny Amôra, sy Oga mpanjaka any Basana;
ary izy hiany no mpampandraharaha teo
amy ny tany.
20 Ary nisy olon-Ioda sy olon-Isiraely
marobe, tahaky ny fasikia eo amoron-dranó-
masina ny hamaroany, izay nihinana, sy
nisotro, ary nifaly, *teo an-databatry ny
mpanjaka.*
21 Ary Solomona nanjaka tamy ny fanja-
kan-drehetra hatramy ny ony, ka hatramy
ny taniny ny Filisitia, dia hatramy ny fari-
-tany Ejipity: dia nanati-javatra izareo, ka
nanompo any Solomona tamy ny andro
rehetra niainany.
22 Ary ny fihinany Solomona indrai-an-
dro, dia koba soa indrindra telo-polo kora,
ary koba *hafa* enim-polo kora,
23 Omby folo nafahy *an-trano,* sy omby
roa-polo avy any an-tsaha, ary ondry zato,
hanampy ny biby diera samihafa, sy ny voro-
-mifahy.
24 F' izy no nanapaky ny tany rehetra
any an-dafiny ny ony, *dia* hatrany Tifisa,
ka hatrany Gaza, *ary* ny mpanjaka rehetra
any an-dafiny ny ony: ka nihiavana tamy
ny olon-drehetra manodidina azy izy.
25 Ary nitoetra soa aman-tsara ny Ioda
sy ny Isiraely, samy teo ambany ny voalo-
bony, sy teo ambany ny voarany avy, ha-
trany Dana, ka hatrany Beriseba, tamy ny
andro rehetra niainany Solomona.
26 Ary nanam-pitoeran-tsoavaly efatr' a-
lina i Solomona, *dia ireny soavaly ireny*
hitondra ny kalesiny hiany, ary mpitaingin-
-tsoavaly roa arivo amby iray alin-dahy.
27 Ary ireny mpampandraharaha ireny
nampitondra hanina ho any Solomona mpan-
jaka, sy ho any izay rehetra nankeo amy
ny latabatry Solomona mpanjaka, samy
mifandimby volana iray avy; tsy navelany
ho diso na inona na inona akory.
28 Ary nitondra barily sy mololo izareo,
ho any ny soavaly sy ny angamenavava, ho
eo amy ny fitoerana izay nitoerany *ny
mpampandraharaha,* samy araky ny anjara-
ny avy.
29 Ary Andriamanitra nanome any Solo-
mona fahalalana sy fahendrena be indrin-
dra, ary fahalehibeazam-po *tsi-hita-lany,*
tahaky ny fasikia izay eo amoron-drano-
masina.
30 Ary ny fahendreny Solomona nihoa-
try ny fahendreny ny zanaky ny tany

atsinanan-drehetra, sy ny fahendreny ny
olon-Ejipity rehetra.
31 Fa hendry lavitra noho ny olon-drehe-
tra izy; dia noho i Etana olon-Ezira, sy
Hemana, sy Kalikola, ary Darida zanaky
Mahola: ary niely ny lazany tamy ny
firenen-drehetra manodidina.
32 Ary nanao ohabolana telo arivo, sy
tonon-kira dimy amby arivo, izy.
33 Ary nanao ohabolana milaza ny hazo
*rehetra* izy, hatramy ny hazo sedera any
Lebanôna, ka hatramy ny hazo hisopa izay
maniry amy ny lafin-trano: ary nanao oha-
bolana milaza ny biby, sy ny vorona, sy ny
zava-mandady, ary ny hazan-drano koa,
izy.
34 Ary nisy olona avy tamy ny firenen-dre-
hetra nankeo hihaino ny fahendreny Solo-
mona, dia avy tamy ny mpanjaka amy ny
tany rehetra izay nandre ny fahendreny.

## TOKO V.

Ary Hirama mpanjaka any Toro naniraky
ny mpanompony ho any aminy Solomona;
f' efa nandre izy, fa voa hosotra izy ho
mpanjaka handimby an-drainy: f' efa tiany
Hirama i Davidy hatrizay hatrizay.
2 Dia nanirak' olona i Solomona ho any
aminy Hirama, ka nanao hoe,
3 Fantatrao f'i Davidy raiko tsy nahavita
trano ho any ny anarany Iehôvah Andria-
maniny noho ny ady nanodidina azy, man-
dra-pampanekiny Iehôvah ireny fahavalo
ireny ho eo ambany ny tongony.
4 Fa ankehitriny Iehôvah Andriamanitro
efa nanome ahy fiadanana manodidina, ka
tsy misy fahavalo na ratsy manjo.
5 Ary, indro, izaho mikiasa hanao trano
ho any ny anarany Iehôvah Andriamanitro,
araky izay no lazainy Iehôvah taminy Da-
vidy raiko, hoe, Ny zanakao izay hapetrako
eo ambony ny lapanao handimby anao, izy
hanao trano ho any ny anarako.
6 Ary ankehitriny asavy hijinja hazo se-
dera any Lebanôna ho ahy izareo: ary ny
mpanompoko hiaraka amy ny mpanompo-
nao: dia ho karamaiko aminao ny mpa-
nomponao, araky izay ho tendrenao; fa
fantatrao fa aty aminay tsy misy olona
mahay mijinja hazo tahaky ny Zidona.
7 Ary rehefa reny Hirama ny teniny Solo-
mona, dia faly indrindra izy, ka nanao hoe,
Hisaorana anie Iehôvah andro any, Izay
nanome zanaka hendry any Davidy hana-
paky izao olona marobe izao.
8 Dia naniraka ho any aminy Solomona
i Hirama, ka nanao hoe, Efa reko izay za-
vatra nanirahanao ho aty amiko: izaho
hanao ny sitra-ponao rehetra, ny amy ny
hazo sedera, sy ny hazo fiera:
9 Ny mpanompoko hitondra ireny avy
any Lebanôna hatrany amy ny ranomasina;
dia hampandehaniko mitsinkafona am-
bony ny ranomasina ho aminy izay fitoe-
rana hanendrenao ahy, ary any no ham-
piakarako ireny, dia vao halainao: ary
hianao hanefa ny sitra-poko kosa, raha
manome hanina ho any ny eo an-tranoko.
10 Dia nomeny Hirama ho any Solomona
ny hazo sedera, sy ny hazo fiera, araky
izay rehetra nangatahiny.
11 Ary Solomona kosa nanome any Hirama
vary roa alina kora ho haniny ny eo an-
-tranony, ary solikia voa dio roa-polo kora:
izany no nomeny Solomona any Hirama
isan-taona.
12 Ary Iehôvah nanome fahendrena any
Solomona, araky izay no lazainy taminy:
dia nihiavana i Hirama sy Solomona; ka
nifanao fanekena izy roa lahy.
13 Dia naka mpiasa i Solomona mpan-
jaka tamy ny Isiraely rehetra: ary telo
alin-dahy ny isany ny mpiasa nalainy.
14 Ary ny olon' iray alina no nampande-
haniny ho any Lebanôna hifandimby vo-
lana; dia ho iray volana any Lebanôna, ary
ho roa volana any an-tranony: ary Adoni-
rama no nifehy ny mpiasa.
15 Ary nanana mpitondra entana fito
alina i Solomona, ary mpijinja hazo valo
alina tany an-tendrombohitra:
16 Afa tsy ny mpifehy ny manam-bonina-
hitra any Solomona izay nitandriny ny asa,
dia telon-jato amby telo arivo lahy, izay
nanapaky ny olona manao ny asa.
17 Ary ny mpanjaka nandidy, dia niton-
dra vato lehibe izareo, dia vato saro-bidy,
vato voa voatra, hatao fanorenany ny trano.
18 Dia nandrafitry ireny ny mpandrafitra
any Solomona, sy ny mpandrafitra any
Hirama, ambany ny tambato, ka namboatry
ny hazo sy ny vato hanavany ny trano.

## TOKO VI.

Ary tamy ny taona fahavalo-polo amby
efa-jato rehefa niala tamy ny tany Ejipity

ny zanaky Isiraely, dia tamy ny fahefa-
-taona nanjakany Solomona tamy ny Isi-
raely, tamy ny volana Zifa, (volana faharoa
izany,) dia vao nanao ny tranony Iehôvah
izy.
2 Ary ny trano nataony Solomona mpan-
jaka ho any Iehôvah, dia enim-polo hakihio
ny halavany, ary roa-polo hakihio ny sa-
kany, ary telo-polo hakihio ny hahavony.
3 Ary ny trano-fidirana eo alohany ny
tempoliny ny trano, dia roa-polo hakihio
ny halavany, araky ny sakany ny trano;
ary folo hakihio ny sakany, eo alohany *ny
lavany* ny trano.
4 Ary ny varavaran-kely amy ny trano
nataony kely teo ivelany, fa lehibe teo
anaty.
5 Ary tamy ny lafin-trano nasiany trano-
-an-kila manodidiny ny lafin-trano mihiodi-
dina, tamy ny tempoly, sy tamy ny trano-
-fivavahana: dia nataony trano-an-kila ma-
nodidina:
6 Ny trano-an-kila ambany indrindra, dia
dimy hakihio ny sakany, ary ny afovoany,
dia enina hakihio ny sakany, ary ny faha-
telo, dia fito hakihio ny sakany: fa nasiany
fahakelezana mifanaraka *ny lafiny* ny trano
eo ivelany manodidina, mba tsy hampireke-
tana amy ny lafin-trano *ny sakamandimbiny
ny trano-an-kila.*
7 Ary ny amy ny nanavany ny trano, dia
vato voa voatra rahateo, dieny tsy mbola
nentina ho any, no nanavany iny; ka dia
tsy nisy fameliny tantanana, na famaky, na
vy fiasana akory re teo amy ny trano, raha
nanao ny trano izareo.
8 Ny varavarany ny trano-an-kila afovo-
any *nataony* teo amy ny ilan' ankavanany
ny trano: ary fiakarana mifelipelikia
niakarana ho any an-trano afovoany, ary
tamy ny afovoany ho any amy ny faha-
telo.
9 Izany no nanavany ny trano, sy naha-
vitany iny; ary hazo fisaka sy *andry* an-
-dàlana, hazo sedera, nanaronany *ny lafiny*
ny trano.
10 Ary nanao ny trano-an-kila ho amy
ny trano manodidina izy, dimy hakihio ny
hahavony: ary hazo sedera napetraka
tamy *ny lafiny* ny trano no fanohanany
ireny.
11 Dia nankeo aminy Solomona ny teniny
Iehôvah, ka nanao hoe,
12 Ny aminy io trano izay ataonao io,
raha handeha araky ny fandidiako hianao,
ka hanao ny fitsarako, ary hitandriny ny
didiko rehetra, handehananao manaraky
ireny, dia ho tanterahiko aminao ny teniko,
izay no lazaiko taminy Davidy rainao.
13 Ary hitoetra eo afovoany ny zanaky
Isiraely Aho, ka tsy ho foiko ny Isiraely
oloko.
14 Dia nataony Solomona ny trano, ka
vitany.
15 Ary nanarona hazo fisaka sedera ny
lafin-trano anaty izy: na ny rihan-trano,
na ny tsangan-drindrina, no saronany hazo
ny anaty, ary hazo fisaka fiera no nanaro-
nany ny rihan-trano.
16 Fa ny roa-polo hakihio akeky ny fa-
rany ny trano no saronany hazo fisaka
sedera, na ny rihana, na ny tsangan-drin-
drina, dia nataony ny eo anatiny izany ho
trano-fivavahana sy ho fitoera-masin' in-
drindra.
17 Ary ny trano, dia ny tempoly eo alo-
hany, dia efa-polo hakihio no halavany.
18 Ary ny hazo sedera any anatiny ny
trano *nasiany* tonona sy vony mivelatra
voa soritra: sedera avokoa ireny, ka tsy
nisy vato niseho.
19 Ary ny trano-fivavahana namboariny
tany an-trano anaty, mba hampitoerany ny
fiarany ny fanekena any Iehôvah.
20 Ary ny trano-fivavahana, dia roa-polo
hakihio ny halavany eo tandrifiny, ary roa-
-polo hakihio ny habeny, ary roa-polo haki-
hio ny hahavony: dia nataony ankosotra
volamena tsara izany; ary hazo sedera na-
naronany ny fivoadiana.
21 Dia nataony Solomona ankosotra vola-
mena tsara ny anatiny ny trano, ary nanisy
efitra tongalikia volamena teo alohany ny
trano-fivavahana izy; dia nataony ankoso-
tra volamena izany.
22 Ary ny trano avokoa nataony ankoso-
tra volamena mandra-pahavitany avokoa ny
trano; ary ny fivoadiana izay teo anilany
ny trano-fivavahana, nataony ankosotra vo-
lamena avokoa.
23 Ary teo anatiny ny trano-fivavahana
nasiany keriobima roa, hazo oliva, samy
folo hakihio avy no hahavony.
24 Ary dimy hakihio ny elatr' iray amy
ny kerioba iray, ary dimy hakihio ny elatr'
iray koa amy ny kerioba: folo hakihio
hatramy ny farany ny elatr' iray, ka ha-
tramy ny farany ny elatr' iray koa.

25 Ary folo hakihio ny kerioba hafakoa: iray ohatra sy iray tarikia hiany ny keriobima roa.
26 Folo hakihio ny hahavony ny kerioba iray, ary toy izany koa ny kerioba faharoa.
27 Ary nanisy ny keriobima teo anatiny ny trano anaty izy: ary nataony mivelatra ny elatry ny keriobima, ka dia nipaka tamy ny lafin-trano *iray* ny elatry ny iray, ary nipaka tamy ny lafiny iray koa ny elatry ny kerioba hafakoa; ary nifanehikia ny elany teo afovoany ny trano.
28 Dia nataony ankosotra volamena ny keriobima,
29 Ary ny lafin-trano manodidina nasiany endrikia voa soritra, keriobima, sy *sarin*-kazo-rofia, ary vony mivelatra, teo an-*trano* anaty, sy teo an-*trano* ivelany.
30 Dia nataony ankosotra volamena ny rihana amy ny *trano* anatiny, sy amy ny *trano* ivelany.
31 Ary ny varavarana fidirana amy ny trano-fivavahana nataony hazo oliva, *ary* ny tataom-baravarana *sy* ny tolany no fahadiminy ny *lafin-trano*.
32 Ary ny varavarana roa *nataony* hazo oliva; ary nasiany endrikia voa soritra izy roa, dia keriobima, sy *sarin*-kazo-rofia, ary vony mivelatra, dia nataony ankosotra volamena izany, ka nataony ankosotra volamena ny keriobima sy ny sarin-kazo-rofia.
33 Ary izany no nanavany ny varavarany ny tempoly koa, ny tolam-baravarana hazo oliva, fahefatry *ny lafin-trano*.
34 Ary ny varavarana roa *nataony* hazo fiera: samy nanana savily roa avy, miady izy roa, roa tamy ny varavarana iray, ary roa tamy ny varavarana hafa.
35 Dia no soritany endrikia keriobima, sy *sarin*-kazo-rofia, ary vony mivelatra: ka nataony ankosotra volamena manify ny asa misoritra.
36 Dia nanao ny toko-tany anaty tamy ny vato voa voatra telo an-dàlana, ary andry hazo sedera iray an-dàlana, izy.
37 Tamy ny taona fahefatra no nanorenany ny fanambaniny ny tranony Iehòvah, tamy ny volana Zifa.
38 Ary tamy ny taona faharaikia amby ny folo, tamy ny volana Biola, (volana fahavalo izany,) no nahavitany ny trano ambany ny zava-drehetra momba iny, sy ny zava-drehetra mety ho aminy. Ka dia fito taona no nanavany iny.

## TOKO VII.

Ary telo amby ny folo taona no nanavany Solomona ny tranony, dia vitany ny tranony avokoa.
2 Dia nanao ny trano an-ala Lebanôna koa izy; zato hakihio no halavany, ary dimam-polo hakihio ny habeny, ary telo-polo hakihio ny hahavony: andry sedera efatra an-dàlana no fanohanany, ambany sakamandimby hazo sedera napetraka teo ambony ny andry.
3 Ary nasiany lampihazo sedera teo ambony ny sakamandimby ambony, izay mipetraka ambony ny andry dimy amby efa-polo, dimy amby ny folo ny iray an-dàlana.
4 Ary ny varavaran-kely intelo miantoana, dia ny mazava manandrify ny mazava, intelo miantoana.
5 Ary efa-joro ny varavaran-drehetra sy ny tolany, sady mahitsy ny tataony: ary ny mazava manandrify ny mazava, intelo miantoana.
6 Ary ny trano-fidirana nasiany andry; dimam-polo hakihio ny halavany, ary telo-polo hakihio ny habeny; dia trano-fidirana nataony teo anoloany, ary ireo andry, sy hazo-fisaka matevina sasany, nataony teo anoloany koa.
7 Dia nataony trano-fidirana ho amy ny lapa, izay hitsarany, dia ny trano-fidirana fitsarana; ka no saronany hazo sedera hatramy ny ilany iray amy ny rihana, ka hatramy ny ilany iray koa.
8 Ary ny tranony hitoerany, dia nisy kianja koa teo anatiny ny trano-fidirana, asa iray tarikia izany. Ary nataony Solomona trano, tahak' izany trano-fidiran' izany, ho any ny zanaka-vaviny Farao, izay nampakariny *ho vadiny*.
9 Izany rehetr' izany, dia vato saro-bidy avokoa, araky ny ohatry ny vato voa voatra (voa tsofa tamy ny tsofa) teo anatiny, sy teo ivelany, hatramy ny fanorenana, ka hatrany an-tampony, ary teo amy ny sisiny ivelany manandrify ny kianja lehibe.
10 Ary ny fanorenana, dia vato saro-bidy, vato lehibe; vato folo hakihio, sy vato valo hakihio.
11 Ary nisy vato saro-bidy teo ambony,

araky ny ohatry ny vato voa voatra sy ny
hazo sedera:
12 Ary ny kianja lehibe manodidina *na-
taony* vato voa voatra telo an-dàlana, ary
sakamandimby hazo sedera iray an-dàlana,
ho amy ny toko-tany anaty amy ny tranony
Iehôvah, sy ho amy ny trano-fidirana amy
ny trano.
13 Dia naniraka i Solomona mpanjaka,
ka nampaka any Hirama any Toro.
14 Zanaky ny mpitondra-tena anankiray
avy tamy ny fireneny Nafitaly izy, fa lehi-
lahy Toro mpanefi-varahina ny rainy, ary
feno fahendrena, sy fahalalana, izy, dia
olo-mahay manefy ny zava-drehetra atao
varahina. Dia nankany aminy Solomona
mpanjaka izy, ka nanao izay asany samihafa
rehetra.
15 Fa nanao andry varahina roa izy,
dia valo amby ny folo hakihio avy ny
hahavony: ary samy roa amby ny folo
hakihio avy ny kofehy manodidina azy
roa.
16 Dia nataony anidina rava-doha vara-
hina roa, hasiana ambony ny tampony ny
andry: dimy hakihio no hahavony ny
rava-doha iray: ary dimy hakihio no haha-
vony ny rava-doha iray koa.
17 Harato, dia asa harato, *sy* tongalikia,
asa mifanohy, *nasiany* tamy ny rava-doha
izay teo an-tampony ny andry: fito ho
amy ny rava-doha iray, ary fito ho amy
ny rava-doha iray koa.
18 Dia nataony ny andry, ary sarim-boa-
sari-be-voa roa an-dàlana manodidina, tam-
bony ny asa harato iray izay nataony
hanarony ny rava-doha izay teo an-tam-
pony: ary izany no nanavany ny rava-doha
hafakoa.
19 Ary efatra hakihio, asa lily, ny rava-
-doha izay teo an-tampony ny andry, teo
amy ny trano-fidirana.
20 Ary nisy *sarim-boasari-be-voa koa teo
ambony ny* rava-doha tambony ny andry
roa, teo tandrifiny ny kibo izay nomba
ny asa harato; ary nisy sarim-boasari-be-
-voa roan-jato mifanan-dàlana manodidiny
ny rava-doha hafakoa.
21 Ary natsangany ny andry teo amy ny
trano-fidirana amy ny tempoly: dia nanan-
gany ny andry ankavanana izy, ary ny ana-
rany nataony hoe, Iakina; ary nanangany ny
andry ankavia kosa izy, ary ny anarany
nataony hoe, i Boaza.
22 Ary *nataony* asa lily teo an-tampony ny
andry: ka dia vita ny asany ny andry.
23 Dia nanao ranomasina anidina izy:
folo hakihio hatramy ny amorony ety,
ka hatramy ny amorony ery: boribory
izany mihiodidina, ary dimy hakihio ny
hahavony; ary kohefy telo-polo hakihio
nanodidiny izany.
24 Ary tambany ny amorony mihiodidina
nisy tonona manodidiny iny, dia folo amy
ny iray hakihio, manodidiny ny ranomasina
mihiodidina, ary natao anidina hiroa an-
-dàlana ny tonona, raha natao anidina *ny
ranomasina.*
25 Ary nampitoerina izany teo ambony
ombelahy roa amby ny folo, telo manatriky
ny avaratra, ary telo manatriky ny andre-
fana, ary telo manatriky ny atsimo, ary
telo manatriky ny atsinanana: ary ny
ranomasina natao teo ambony ireny, ary
ny vohony izy rehetra teo anaty.
26 Ary vodi-voam-pela-tànana no hate-
viny, ary ny molony natao tahaky ny
molotry ny kapoaka, sarim-bonin-kazo lily:
*ary* mahatana vata roa arivo iny.
27 Ary nanao fanambanim-barahina folo
izy: samy efatra hakihio ny halavany avy
izy rehetra, ary samy efatra hakihio ny
sakany, ary telo hakihio ny hahavony avy.
28 Ary izao no nanavany ny fanamba-
nina; samy nanan-dafy maro izy rehetra,
ary ireo lafiny dia teo anelanelany ny
fieferana sasany:
29 Ary taminy ireo lafiny izay teo anela-
nelany ny fieferana, nisy sarin-diona sasany,
sy ombelahy, ary keriobima, tamy ny fie-
ferana ambony, dia toy izany hiany: fa teo
ambany ireo sarin-diona sy ombelahy, nisy
asa manify nanampy izany.
30 Ary ny isam-panambanina nanan-
-kodiaram-barahina sy takela-barahina, ary
ny zorony efatra nanan-tohana, dia teo
ambany ny tavy nisy toham-barahina ani-
dina teo anilany ny isam-panampiny.
31 Ary hakihio ny vavany teo anatiny
ny rava-doha, sy teo amboniny: ary boribory
ny vavany, araky ny asany ny fanambanina,
hakihio iray sy sasaka, ary tamy ny va-
vany koa nisy asa misoritra, ary ny lafiny,
dia efa-joro ireny, ka tsy boribory.
32 Ary teo ambany ny lafiny nisy kodia
efatra; ary ny andriny ny kodia *nakam-
bana* tamy ny fanambanina: ary hakihio
iray sy sasaka ny hahavony ny kodia.

33 Ary ny asany ny kodia nanahaky ny
asany ny kodiany ny kalesy; ny andri-
ny, sy ny honkony sy ny afovoany, ary ny
tànany, natao anidina avokoa.
34 Ary nisy tohan' efatra tamy ny zoron'
efatra amy ny fanambanin' iray, ary niray
asa tamy ny fanambanina hiany ireny.
35 Ary teo an-tampony ny fanambanina,
nisy fihiodinana manodidina, sasaka haki-
hio ny hahavony: ary ny amy ny tampony
ny fanambanina, dia niray asa taminy hiany
ny fihiodinana sy ny lafiny.
36 Fa tamy ny takelaky ny fihiodinana,
sy ny lafiny, dia nanoritra *endrikia* kerio-
bima, sy liona, sy hazo rofia, izy, araky ny
habeny ireny rehetr' ireny, ambany ny
fanampiny manodidina.
37 Araky izany no nanavany ny fanam-
banim-barahina folo: samy iray fanidinana,
iray ohatra, sy iray tarikia, ka mitovy avo-
koa izy rehetra.
38 Dia nanao tavy varahina folo izy;
samy mahatana vata efa-polo avy ny isan-
-tavy; ary samy efatra hakihio avy ny isan-
-tavy: ary ny fanambanina folo samy nisy
tavy iray avy teo amboniny.
39 Ary fanambanina dimy nasiany tamy
ny sisiny ny lafin-trano ankavanana; ary
dimy kosa tamy ny sisiny ny lafin-trano
ankavia, ary ny ranomasina *varahina* nasi-
any tamy ny lafin-trano ankavanana mian-
tsinanana manandrify ny atsimo.
40 Ary Hirama nanao ny tavy, sy ny
fanantazana, ary ny bakoly. Ka dia vitany
Hirama ny asany rehetra izay nataony ho
any Solomona mpanjaka ho amy ny tra-
nony Iehôvah:
41 Ny andry roa sy ny zava-boribory roa
amy ny rava-doha izay teo an-tampony ny
andry roa; ary ny asa harato roa, hana-
rony ny zava-boribory roa amy ny rava-
-doha izay teny an-tampony ny andry;
42 Ary ny sarim-boasari-be-voa efa-jato
ho amy ny asa harato roa; sarim-boasari-
-be-voa roa an-dàlana ho amy ny asa harato
iray, hanarony ny zava-boribory roa izay
teny an-tampony ny andry;
43 Ary ny fanambanina folo, sy ny tavy
folo ho ambony ny fanambanina;
44 Ary ny ranomasina iray, ary ny ombe-
lahy roa amby ny folo teo ambany ny
ranomasina;
45 Ary ny vilany, sy ny fanantazana, ary
ny bakoly: ary ny fanaka rehetra izay
nataony Hirama varahina manganohano ho
any Solomona mpanjaka ho amy ny tra-
nony Iehôvah.
46 Teo amy ny tany lemaka any Ioridany
nampandrendrehany ny mpanjaka izany,
tamy ny tany dilatra teo anelanelany So-
kôta sy Zaritana.
47 Ary navelany Solomona ny fanaka re-
hetra tsy voa lanja, fa be indrindra ireny,
ka tsy fantatra izay lanjany ny varahina.
48 Ary nataony Solomona ny fanaka re-
hetra momba ny tranony Iehôvah: ny
fivoadiana volamena, sy ny latabatra vola-
mena izay nitoerany ny mofo aseho,
49 Ary ny fitoeran-jiro volamena dimy eo
amy ny ankavanana, ary dimy eo amy ny
ankavia manandrify ny trano-fivavahana,
ambany ny vony, sy ny fanilo, ary ny
tandra volamena:
50 Ary volamena tsara nanavany ny lovia
sy ny hetin-jiro, sy ny bakoly, ary ny so-
tro, sy ny fitondran' afo, ary ny saviliny
ny varavarany ny trano anaty, dia ny fitoe-
ra-masin' indrindra, sy ny varavarany ny
tranony ny tempoly, volamena *izany re-
hetra.*
51 Izany no nahavitany ny asa rehetra
izay nataony Solomona mpanjaka tamy ny
tranony Iehôvah. Dia nampidiriny Solo-
mona ny zava-masina any Davidy rainy, ny
volafotsy, sy ny volamena, sy ny fanaka,
*ka* nasiany teo amy ny rakitry ny tranony
Iehôvah.

## TOKO VIII.

Ary Solomona nampiangony ny loholony
ny Isiraely, sy ny lohany ny fokom-pirenen-
-drehetra, dia ny loholony ny ray rehetra
amy ny zanaky Isiraely, hankany Ierio-
salema ho any aminy Solomona mpanjaka,
mba hampiakatry ny fiarany ny fanekena
any Iehôvah hiala any an-tanànany Davidy,
dia any Ziôna.
2 Dia niangona ny lehilahy Isiraely rehe-
tra ho any aminy Solomona mpanjaka tamy
ny andro fanasana amy ny volana Etanima,
volana fahafito izany.
3 Dia tonga ny loholony ny Isiraely rehe-
tra, ka nampiakariny ny mpisorona ny
fiara.
4 Dia nampiakatry ny fiarany Iehôvah
izareo, ary ny trano-lainy ny fiangonana,

ambany ny fanaka masina rehetra izay teo
an-trano-lay: dia ny mpisorona sy ny zana-
-Devy no nampiakatry izany.
5 Ary Solomona mpanjaka sy ny fiango-
nany ny Isiraely rehetra izay niangona ho
any aminy, nitoetra teo aminy teo anoloany
ny fiara, *ka* nanala-voady ondry sy omby
betsaka, izay tsy hita isa na azo hisaina ny
hamarony.
6 Dia nampidiriny ny mpisorona ny fiara-
ny ny fanekena any Iehôvah ho any amy
ny fitoerany eo anatiny ny trano-fivavahana
amy ny tempoly, dia ny fitoera-masin' in-
drindra, eo ambany ny elatry ny keriobima.
7 Fa ny keriobima namelatry ny elatra
ho any ambony ny fitoerany ny fiara, ka
no saronany ny keriobima ambony, na ny
fiara, na ny tehina momba iny.
8 Ary naninjitry ny tehina izareo, ka dia
hita ny lohany ny tehina teo amy ny fitoe-
ra-masina eo alohany ny trano-fivavahana,
fa tsy hita ireny teo ivelany, ary eo ireny
mandrak' andro any.
9 Tsy nisy zavatra teo anatiny ny fiara,
afa tsy ny vato fisaka roa, izay nasiany
Mose teo, tany Horeba, izay nanavany
Iehôvah fanekena tamy ny zanaky Isiraely
raha nivoaka tamy ny tany Ejipity izareo.
10 Ary rehefa nivoaka tamy ny fitoera-
-masina ny mpisorona, dia nisy rahona nam-
eno ny tranony Iehôvah;
11 Ka tsy nahajanona hanompo ny mpi-
sorona, noho ny rahona: fa ny voninahitry
Iehôvah efa nameno ny tranony Iehôvah.
12 Ary hoy Solomona, Iehôvah efa nilaza,
fa hitoetra eo amy ny aizina matevina Izy:
13 Efa nanao trano hitoeranao tokoa aho,
dia fitoerana voa voatra hitoeranao man-
drakizay.
14 Dia nitodikia ny mpanjaka, ka nitsio-
-drano ny fiangonany ny Isiraely rehetra:
(ary nitsangana ny fiangonany ny Isiraely
rehetra:)
15 Ary hoy izy, Hisaorana anie Iehôvah
Andriamanitry ny Isiraely, Izay efa na-
nome teny any Davidy raiko, ary ny tànany
nahatanterahany izany, f'efa nanao hoe Izy,
16 Hatramy ny andro nampivoahako ny
Isiraely oloko tany Ejipity, tsy mba ni-
fidy tanàna teo amy ny fireneny Isiraely
rehetra Aho, hanavan-trano hampitoerany
ny anarako; f' i Davidy no fidiko hana-
paky ny Isiraely oloko.
17 Ary Davidy raiko nikiasa tam-pony
hanao trano ho any ny anarany Iehôvah
Andriamanitry ny Isiraely.
18 Ary hoy Iehôvah taminy Davidy raiko,
Ny fikiasany ny fonao hanao trano ho any
ny anarako, dia tsara izany fikiasany ny
fonao izany.
19 Kanefa tsy hianao no hanao ny trano,
fa ny zanakao izay bateraky ny kibonao,
izy no hanao trano ho any ny anarako.
20 Ary Iehôvah efa nahatanteraky ny
teniny, izay no lazainy, ary izaho natsan-
gana handimby any Davidy raiko, sy hipe-
traka eo ambony ny lapam-panjakany ny
Isiraely, araky ny teny nomeny Iehôvah,
dia nanao trano ho any ny anarany Iehô-
vah Andriamanitry ny Isiraely aho.
21 Ary nataoko fitoerana teo ho any
ny fiara izay itoerany ny fanekeny Ie-
hôvah, izay nataony tamy ny razantsikia,
raha nampivoaka azy tamy ny tany Ejipity
Izy.
22 Dia nijanona i Solomona teo anoloany
ny fivoadiany Iehôvah, teo anatrehany ny
fiangonany ny Isiraely rehetra, ka name-
latry ny tànany ho amy ny lanitra.
23 Ary hoy izy, Ry Iehôvah ô, Andriamani-
try ny Isiraely, tsy misy Andriamanitra
tahaka Anao, na amy ny lanitra ambony,
na amy ny tany ambany, Izay mitandrina
fanekena sy famindram-po amy ny mpa-
nomponao izay mandeha eo anatrehanao
amy ny fony rehetra;
24 Izay nitandrina taminy Davidy raiko
mpanomponao ny teny nomenao azy; f'efa
niteny tamy ny vavanao Hianao, ka naha-
tanteraka tamy ny tànanao, tahaky ny amy
ny andro any.
25 Ary ankehitriny, ry Iehôvah Andria-
manitry ny Isiraely, tanteraho ho any
Davidy raiko mpanomponao ilehy teny
nomenao azy, hoe, Tsy ho diso lehilahy eo
anatrehako hipetraka eo ambony ny la-
pam-panjakany ny Isiraely hianao, raha
hitandriny ny làlan-kalehany kosa ny
zanakao, handehanany eo anatrehako ta-
haky ny nandehananao teo anatrehako.
26 Ary ankehitriny, ry Andriamanitry
ny Isiraely, mangataka aminao aho, aoka
ho tanteraka ny teninao, izay efa no lazai-
nao taminy Davidy raiko mpanomponao.
27 Fa honina ety an-tany tokoa va Andria-
manitra? Indro, ny lanitra sy ny lanitry ny
lanitra aza, tsy omby hitoeranao; mainkia
io trano nataoko io!

28 Anefa jereo ny fivavaka sy ny fifonana
ataony ny mpanomponao, ry Iehôvah Andriamanitro ; dia henoy ny fitarainana sy ny fivavaka, izay ataony ny mpanomponao eo anatrehanao andro any :
29 Mba hahiratra ny masonao andro aman'
alina aminy io trano io, dia amy ny fitoerana izay nilazanao hoe, Hasiako eo ny anarako : mba ho henoinao ny fivavaka izay hataony ny mpanomponao manatriky io fitoeran' io.
30 Ary henoy ny fifonana ataony ny
mpanomponao, sy ny Isiraely olonao, raha mivavaka manatriky io fitoeran' io izareo : dia mihainoa any an-danitra fonenananao Hianao, eny, mihainoa, ka mamelà-heloka.
31 Raha misy olona manota amy ny namany,
ary raha misy mangataka fianianana aminy hampianiana azy, ka tonga ny fianianana eo anatrehany ny fivoadianao eo aminy itoy trano itoy :
32 Dia mihainoa any an-danitra Hianao,
ka atavy *araky ny fianianana*, ka mitsarà ny mpanomponao, manameloky ny ratsi--fanahy, mba hiverenany ny *ratsy* nataony ho any an-dohany hiany ; ary manamariny ny marina, hanomezanao azy araky ny fahamarinany.
33 Raha resy eo alohany ny fahavalo ny
Isiraely olonao, satria nanota taminao izareo, ary hiverina ho aminao, sy haneky ny anaranao indray, izareo, ka mivavaka sy mifona aminao manatriky io trano io :
34 Dia mihainoa any an-danitra Hianao,
ka mamelà ny fahotany ny Isiraely olonao, dia ampodio ho any amy ny tany izay nomenao ny razany izareo.
35 Raha mihiantona ny andro, ka tsy
misy ranonorana, satria nanota taminao izareo : raha mivavaka manatriky io fitoeran' io izareo, ka maneky ny anaranao, ary miala amy ny fahotany raha ampahorinao izareo :
36 Dia mihainoa any an-danitra Hianao,
ka mamelà ny fahotany ny mpanomponao, sy ny Isiraely olonao, mba hampianatra azy ny làlana tsara izay tokony halehany, sy hampilatsaka ranonorana amy ny taninao, izay nomenao ny olonao ho fandovana.
37 Raha misy mosary eo amy ny tany,
sa raha misy aretin-dratsy, sa lazo, sa bobongolo be, sa valala, sa sompanga, sa fahavalo manao fahirano azy eo amy ny taniny, dia eo anatiny ny vavahadiny, na aretin--dratsy, na fahoriana na inona na inona ;
38 Dia izay fivavaka rehetra sy izay fifo-
nan-drehetra ataon' olona akory, sa ny Isiraely olonao avokoa, dia izay rehetra hahalala ny fahoriany ny fony, ka hamelatry ny tànany manatriky io trano io :
39 Dia mihainoa any an-danitra fonena-
nao Hianao, ka mamelà-heloka : ary atavy, ka omeo ny olon-drehetra araky ny làlana alehany, fa fantatrao ny fony, (fa Hianao, dia Hianao hiany no mahalala ny fony ny olombelon-drehetra ;)
40 Mba hatahorany Anao amy ny andro
rehetra hiainany eo amy ny tany, izay nomenao ny razanay.
41 Ary ny amy ny vahiny koa, izay tsy
avy amy ny Isiraely olonao, fa hankaty hiany avy amy ny tany lavitra noho ny anaranao ;
42 (Fa handre ny anaranao lehibe, sy ny
tànanao mahery, ary ny sandrinao ahinjitra, izareo ;) raha hankaty hivavaka manatriky io trano io ny anankiray aminy :
43 Dia mihainoa any an-danitra fonena-
nao Hianao, ka atavy araky izay rehetra iantsoany ny vahiny Anao ; mba ho fantatry ny olon-drehetra ambony ny tany ny anaranao, hahatahorany Anao tahaky ny ataony ny Isiraely olonao, ary mba ho fantatry ny olona fa antsoina amy ny anaranao itoy trano izay nataoko itoy.
44 Raha mivoaka ny olonao hiady amy ny
fahavalony, na ho aiza na ho aiza no hampandehananao azy, ka hivavaka aminy Iehôvah izareo, manatriky ny tanàna izay no fidinao, ary manatriky ny trano izay nataoko ho any ny anaranao :
45 Dia mihainoa, any an-danitra, ny
fivavaka sy ny hataka ataony Hianao, ka omeo azy ny rariny.
46 Raha manota aminao izareo, (fa tsy
misy olona tsy manota,) ary tezitra aminy Hianao, ka hatolotrao eo alohany ny fahavalo izareo, ka dia ho entin-ko-babo any amy ny taniny ny fahavalo na ho lavitra, na ho akeky ;
47 Raha hahatsiaro eo amy ny tany izay
nitondrana azy ho babo izareo, ka hibebaka sy hifona aminao, eo amy ny tany izay nitondrana azy ho babo, ka hanao hoe, Efa nanota izahay, k' efa nanao ditra, eny, efa nanao ratsy izahay ;
48 Raha dia hiverina ho aminao izareo

amy ny fony rehetra, ary amy ny fanahiny
rehetra, eo amy ny taniny ny fahavalo
izay namabo azy, ka hivavaka aminao iza-
reo, manatriky ny tany izay nomenao ho
an-drazany, dia manatriky ny tanàna izay
no finidinao, sy ny trano izay nataoko ho
any ny anaranao:
49 Dia henoy, any an-danitra fonena-
nao, ny fivavaka sy ny hataka ataony, ka
omeo azy ny rariny,
50 Ary mamelà ny heloky ny olonao izay
nanotany taminao, sy ny fahadisoan-drehetra
izay nataony taminao, ary aoka hahita
famindram-po izareo, eo anatrehany izay
namabo azy, mba hamindrani-fo aminy:
51 Fa olonao sy lovanao izareo, izay na-
voakao tany Ejipity, tamy ny fitaneham-by;
52 Mba ho jereny ny masonao ny fifonany
ny mpanomponao, sy ny fifonany ny Isira-
ely olonao, mba ho henoinao izareo aminy
izay rehetra iantsoany Anao.
53 Fa Hianao efa nanavaka azy tamy ny
firenen-drehetra ambony ny tany, ho lova-
nao, araky izay efa nampilazanao any Mose
mpanomponao, raha nampivoaky ny ra-
zany tany Ejipity Hianao, Iehôvah Andria-
manitr' ô.
54 Ary rehefa vita izany fivavaka sy
fifonana rehetr' izany, izay nataony Solo-
mona taminy Iehôvah, dia nitsangana hiala
eo anoloany ny fivoadiany Iehôvah izy, ka
nitsahatra handohalikia sy hamelatry ny
tànany ho amy ny lanitra.
55 Dia nijanona izy, ka nitsio-drano ny
fiangonany ny Isiraely rehetra tamy ny
feo mahery, ka nanao hoe,
56 Hisaorana anie Iehôvah, Izay nanome
fitsaharana ho any ny Isiraely olony, araky
ny teny rehetra izay efa nomeny: tsy misy
teny diso aminy izay teny soa rehetra izay
efa nampilazainy any Mose mpanompony.
57 Homba antsikia anie Iehôvah Andria-
manitsikia, tahaky ny nombany an-drazan-
tsikia: aoky tsy handao antsikia, na haha-
foy antsikia Izy;
58 Mba hampitoerany ny fontsikia aminy,
handehanantsikia amy ny làlany rehetra,
sy hitandremantsikia ny didiny, sy ny
fandidiany, ary ny fitsarany, izay efa nan-
didiany an-drazantsikia.
59 Ary aoky ireo teniko ireo, izay nifo-
nako teo anatrehany Iehôvah, ho akekiny
Iehôvah Andriamanitsikia andro aman'
alina, mba homeny ny rariny ny mpanom-
pony, dia fitsarana ho any ny Isiraely olony
mandrakariva, araky ny asa atao,
60 Mba ho fantatry ny olon-drehetra am-
bony ny tany, f' Iehôvah no Andriamanitra,
ka tsy misy afa tsy Izy.
61 Ary aoka ho marina aminy Iehôvah
Andriamanitsikia ny fonareo, handehanana-
reo amy ny fandidiany, sy hitandremanareo
ny didiny, tahaky ny amy ny andro any.
62 Ary ny mpanjaka, ambany ny Isiraely
rehetra nomba azy, nanatitra fanalamboady
teo anatrehany Iehôvah.
63 Dia nanatitry ny fanatitra fisaorana,
izay nateriny ho any Iehôvah, i Solomona,
dia omby roa arivo amby roa alina, ary
ondry roa alina amby iray hetsy. K' izany
no nahamasinany ny mpanjaka, ambany ny
zanaky Isiraely rehetra, ny tranony Iehôvah.
64 Taminy izany andro izany indrindra
nahamasinany ny mpanjaka ny afovoany
ny toko-tany izay manandrify ny tranony
Iehôvah: fa teo no nanaterany ny fana-
titra hodorana, sy ny fanatitra ho hanina,
ary ny taviny ny fanatitra fisaorana: satria
kely loatra ny fivoadiana varahina izay eo
anatrehany Iehôvah, ka tsy omby hitoerany
ny fanatitra hodorana sy ny fanatitra ho
hanina, ary ny taviny ny fanatitra fisaorana.
65 Ary taminy izany andro izany indrin-
dra nanavany Solomona fanasana, ary ny
Isiraely rehetra nomba azy, dia fiangonan-
-dehibe, hatramy ny fidirana any Hamata,
ka hatramy ny ony Ejipity, teo anatrehany
Iehôvah Andriamanitsikia, hafitoana, sy
hafitoana koa, dia efatra amby ny folo andro.
66 Nony ny havaloan' andro, dia nampo-
diny ny olona, dia nisaotry ny mpanjaka
izareo, ka nankeo amy ny fonenany, sady
faly no ravoravo ny fony noho ny soa rehe-
tra izay nataony Iehôvah taminy Davidy
mpanompony, sy ny Isiraely olony.

## TOKO IX.

Ary rehefa vitany Solomona nanao ny
tranony Iehôvah, sy ny tranony ny mpan-
jaka, ambany izay rehetra efa niriny Solo-
mona, k' efa sitraky ny fony hatao,
2 Dia niseho Iehôvah taminy Solomona
indray, tahaky ny nisehoany taminy tany
Gibeôna.
3 Ary hoy Iehôvah taminy, Efa reko ny
fivavakao sy ny hatakao izay nataonao teo
anatrehako: efa no hasiniko io trano io

izay nataonao hampitoerany ny anarako
mandrakizay; ary ho eo ny masoko sy ny
foko mandrakariva.
4 Ary hianao, raha handeha eo anatrehako
araky ny nandehanany Davidy rainao hianao,
amy ny hitsim-po, sy ny fahamarinana,
mba hanao araky izay rehetra nandidiako
anao, sy hitandriny ny fandidiako sy ny
fitsarako:
5 Dia hampitoeriko ny lapany ny fanja-
kanao amy ny Isiraely mandrakizay, araky
izay no lazaiko taminy Davidy rainao, hoe,
Tsy ho diso lehilahy hipetraka eo ambony
ny lapam-panjakany ny Isiraely hianao.
6 Raha tàhiny hivily dia hivily amy ny
fanarahana Ahy hianareo, sy ny zanakareo,
ka tsy hitandriny ny didiko, *sy* ny fandi-
diako izay nataoko teo alohanareo, hianareo,
fa handeha, ka hanompo ireo andriamani-
-kafa, ka hivavaka aminy hianareo;
7 Dia ho fongorako ny Isiraely amy ny
tany izay efa nomeko azy: ary hariako io
trano io izay efa no hasiniko ho any ny
anarako, ho afaka eo anatrehako; ary ny
Isiraely ho ohabolana sy ambentin-teny eo
amy ny firenen-drehetra;
8 Ary ny aminy io trano avo io, samy ho
talanjona izay rehetra handalo izany, dia
hisiaka izareo, ka hanao hoe, Nahoana no
nataony Iehôvah izany taminy io tany io, sy
taminy io trano io?
9 Ary hatao hoe, Satria nahafoy any
Iehôvah Andriamaniny, Izay efa nampivo-
aky ny razany tamy ny tany Ejipity,
izareo, ka niray tamy ny andriamani-kafa
sasany, ary nivavaka taminy, ka nanom-
po azy: izany no nitondrany Iehôvah
izany ratsy rehetr' izany taminy ireo olon'
ireo.
10 Ary rehefa tapitra ny roa-polo taona
nanavany Solomona ny trano roa, ny
tranony Iehôvah, sy ny tranony ny mpan-
jaka,
11 (*Ary* Hirama mpanjaka any Toro efa
nampitondra hazo sedera, sy hazo fiera, ary
volamena, ho any Solomona, araky ny iriny
rehetra,) dia nomeny Solomona any Hira-
ma tanàna roa-polo teo amy ny tany
Galily.
12 Dia nivoaka tany Toro i Hirama, mba
hizaha ny tanàna izay efa nomeny Solo-
mona azy; ary tsy tiany ireny.
13 Ary hoy izy, Inona ireo tanàna nome-
nao ahy ireo, rahalahiko? Ary nataony
ny anarany hoe, Tany Kabiola, mandrak'
andro any.
14 Ary Hirama efa nampitondra hanja-
-bolamena roa-polo amby zato ho any ny
mpanjaka.
15 Ary izany indrindra no isany ny hetra
izay nampandoaviny Solomona mpanjaka,
mba hanavany ny tranony Iehôvah, sy ny
tranony *ny mpanjaka*, ary ny *trano any* Milo,
sy ny màndany Ieriosalema, ambany Hazora,
sy Megido, ary Gezera.
16 F'efa lasa niakatra i Farao mpanjaka
any Ejipity, k'efa nahafaka any Gezera, ka
nodorany iny, ary ny Kanana izay nitoetra
teo an-tanàna no vonoiny, dia nomeny ho
any ny zanani-vavy, vadiny Solomona, ny
tanàna.
17 Ary Solomona namboatra any Gezera,
sy Beti-horona ambany,
18 Ary Baalata, sy Tadimôra, any an-
-efitra amy ny tany,
19 Ary ny tanàna fitehirizam-pananana
rehetra izay nananany Solomona, ambany
ny tanàna ho any ny kalesy, sy ny tanàna
ho any ny mpitaingin-tsoavaly, ary izay
trano niriny Solomona hatao any Ierio-
salema, sy any Lebanôna, ary eo amy ny
tany rehetra izay nanapahany.
20 *Ary* ny olon-drehetra izay sisa avy
tamy ny Amôra, ny Heta, ny Pereza, ny
Heva, ary ny Iebiosa, izay tsy avy amy ny
zanaky Isiraely,
21 Dia ny zanany rehetra, izay sisa nitoe-
tra nandimby azy teo amy ny tany, izay
tsy azo haringiany ny Isiraely, dia nampan-
doaviny Solomona hetra izy rehetra, toy ny
andevo manompo, mandrak' andro any.
22 Fa ny zanaky Isiraely tsy mba nataony
Solomona ho andevo: f'izareo no lehilahy
mpiady, sy mpanompony, sy andriandahiny,
sy kapiteniny, ary mpifehy ny kalesiny, sy
ny mpitaingin-tsoavaliny.
23 Ireo no lohany ny mpampandraharaha,
izay nitandriny ny asany Solomona, dia
dimam-polo amby diman-jato lahy izay
nanapaky ny olona manao ny asa.
24 Fa ny zanaka-vaviny Farao dia niakatra
hiala amy ny tanànany Davidy, hankany
an-tranony izay nataony *Solomona* ho azy:
dia nanao ny *trano any* Milo izy.
25 Ary intelo isan-taona nanaterany Solo-
mona fanatitra hodorana, sy fanatitra fisao-
rana, teo ambony ny fivoadiana izay nataony
ho any Iehôvah, ary nandoroany zava

-manetona teo ambony *ny fivoadiana*, izay eo
anatrehany Iehôvah. Izany no nahavitany
ny trano.
26 Ary koa nataony Solomona mpanjaka
sambo maro tany Ezion-gebera, izay eo ani-
lany Elota eo amoron-DRanomasina mena,
eo amy ny tany Edoma.
27 Ary nampandehaniny Hirama teo ana-
tiny ireo sambo ny mpanompony sasany
mpiasa-sambo, ka mahay ranomasina, hia-
raka amy ny mpanompo any Solomona.
28 Dia nankany Ofira izareo, ary nalainy
teo hanja-bolamena roa-polo amby efa-jato,
ka nentiny ho any Solomona mpanjaka.

## TOKO X.

Ary rehefa reny ny andriambavy any Seba
ny lazany Solomona, izay efa azony tamy
ny anarany Iehôvah, dia avy hamantatra
azy amy ny fanontanian-tsarotra izy.
2 Dia nankany Ieriosalema izy, mitondra
ny mpanaraka marobe, *ary* angamenavava
izay nitondra zava-manitra sy volamena
betsak' indrindra, ary vato soa: ary rehefa
nankany aminy Solomona izy, dia niresaka
taminy, izay zava-drehetra teo am-pony,
izy.
3 Dia nanambara azy ny zavatra nanonta-
niany rehetra i Solomona: tsy nisy zavatra
niafina tamy ny mpanjaka, *na* izay tsy
mba nambarany taminy.
4 Ary rehefa hitany ny andriambavy any
Seba ny fahendren-drehetra any Solomona,
sy ny trano izay nataony,
5 Ary ny fihinana eo amy ny latabatrany,
sy ny fonenany ny mpanompony, ary ny
raharahany ny andriam-baventiny, sy ny
fitafiany, ary ny mpampisotro *ny mpanjaka*,
sy ny fanalamboadiny, izay nateriny tany
an-tranony Iehôvah; dia talanjon' indrin-
dra izy.
6 Ary hoy izy tamy ny mpanjaka, Marina
ny filazany ny asanao sy ny fahendrenao,
izay efa reko teo amy ny taniko:
7 Kanefa tsy ninoako ny teny, dieny tsy
mbola tonga tety aho, ka hitany ny masoko
hiany, ary indro, ny an-tsasany tsy voa laza
tamiko; ny fahendrenao, sy ny fahatsara-
nao, dia mihoatra lavitra noho ny laza
izay efa reko:
8 Finaritra ny olonao, finaritra ireo mpa-
nomponao ireo, izay mijanona eto anatre-
hanao mandrakariva, ka mandre ny fahen-
drenao:
9 Hisaorana anie Iehôvah Andriamanitrao,
Izay nankasitraka anao, ka nanangana anao
hipetraka eo ambony ny lapam-panjakany
ny Isiraely: dia araky ny nitiavany Iehô-
vah ny Isiraely hatramy ny taloha no na-
navany anao ho mpanjaka hanao fitsarana
sy fahamarinana.
10 Dia nanome ny mpanjaka hanja-bola-
mena roa-polo amby zato izy, ary zava-
-manitra be indrindra, sy vato soa: tsy nisy
zava-manitra be indrindra tonga intsony
tahaky izay nomeny ny andriambavy any
Seba ho any Solomona mpanjaka.
11 Ary ny sambony Hirama koa, izay
naka volamena tany Ofira, dia nitondra
hazo alimioga betsaka, sy vato soa, avy tany
Ofira.
12 Dia nanao andry hazo alimioga ny
mpanjaka, hanohanany ny tranony Iehôvah,
sy ny tranony ny mpanjaka, ary lokanga
sy valiha ho any ny mpihira: tsy nisy
hazo alimioga tahak' izany tonga teo, na
hita mandrak' andro any.
13 Dia nanome ny andriambavy any Seba
ny zavatra niriny rehetra i Solomona, dia
na inona na inona no nangatahiny, na-
nampy ny zavatra nomeny azy sitra-po,
araky ny fanaony Solomona mpanjaka.
Dia niverina izy, ka nody ho any amy
ny taniny, izy ambany ny mpanaraka azy.
14 Ary ny lanjany ny volamena izay nen-
tina ho any Solomona tamy ny herin-
-taona iray, dia hanja-bolamena enina amby
enim-polo amby enin-jato;
15 Afa tsy izay avy tamy ny mpandranto
sy ny fanavam-barotry ny mpivaro-java-
-manitra, ary avy tamy ny mpanjaka rehe-
tra amy ny Arabo, sy ny mpanapaky ny
tany.
16 Dia nanao ampingia lehibe volamena
voa tefy roan-jato i Solomona mpanjaka:
*sekely* volamena enin-jato nahavita ny am-
pingia iray.
17 Ary nanao ampingia kely volamena
voa tefy telon-jato izy; volamena sekely
telon-jato no lanjany ny ampingia iray;
ary nasiany ny mpanjaka tany an-trano
an-ala Lebanôna ireny.
18 Dia nanao lapa ivory lehibe ny mpan-
jaka, ka nataony ankosotra volamena
tsara indrindra izany.
19 Nisy ambaratonga enina tamy ny lapa,

ary vorivory ny tampony ny lapa teo ivohony: ary nisy fanohanana teo anilany roa amy ny fipetrahana: ary nisy sarin-diona roa nijanona teo anilany ny fanohanana.
20 Ary nisy sarin-diona roa amby ny
folo nijanona teo ambony ny ambaratonga enina, dia *enina* tany an-dany ety, ary *enina* tany an-dany ery: tsy nisy natao tahaky izany teo amy ny fanjakan-drehetra.
21 Ary ny kapoaka fisotroany Solomona
mpanjaka, volamena izy rehetra, ary volamena tsara ny fanaka rehetra momba ny trano an-ala Lebanôna: tsy nisy volafotsy na kely akory: *fa* natao tsy ho zavatra izany tamy ny androny Solomona.
22 Fa nanan-tsambo Tarisisa ny mpan-
jaka, izay niara-nandeha tamy ny sambony Hirama teo ambony ny ranomasina: indrai-mandeha isan-telo taona no nahatongavany ny sambo Tarisisa, mitondra volamena, sy volafotsy, ivory, sy varikia, ary vorombola.
23 Ka dia nitombo harena sy fahendrena
i Solomona mpanjaka, mihoatra noho ny mpanjaka rehetra aminy izao tontolo izao.
24 Ary ny tany rehetra nitady ny tavany
Solomona, mba hihaino ny fahendreny, izay nasian' Andriamanitra teo am-pony.
25 Ary samy nitondra ny zavatr' omeny
avy izy rehetra, dia fanaka volafotsy, sy fanaka volamena, sy fitafiana, sy fiadiana, ary zava-manitra, soavaly, ary sarin' ampondra, homena azy isan-taona.
26 Ary namory kalesy sy mpitaingin-tsoa-
valy marobe i Solomona: dia nanana kalesy efa-jato amby arivo izy, ary mpitaingin-tsoavaly roa arivo amby iray alina, izay nampitoeriny teo aminy ireo tanàna voa tendry hitoerany ny kalesy, ary ny sasany nitoetra teo amy ny mpanjaka, tany Ieriosalema.
27 Ary nanisy volafotsy toy ny vato tany
Ieriosalema ny mpanjaka, ary hazo sedera toy ny aviavy izay marobe eo amy ny tany lemaka.
28 Ary ny soavaly nananany Solomona,
dia tany Ejipity no nihiaviany: ary ny isan-toko amy ny mpandrantony ny mpanjaka samy nitondra *soavaly* iray toko avy, *izay no vidiny* tamy ny vola tokom-bidiny.
29 Ary ny vidiny ny isany ny fiarakodia
izay nentina hiakatra avy tany Ejipity, dia
sekely volafotsy enin-jato, ary ny vidiny ny soavaly, dia dimam-polo amby zato: dia araky izany no nampitondrany *ny soavaly sy ny fiarakodia* ho any ny mpanjaky ny Heta koa, sy ho any ireo mpanjaka any Siria, tamy ny tànany ireny *mpandranto*.

## TOKO XI.

F' i Solomona mpanjaka tia vehivavy vahiny maro, afa tsy ny zanaka-vaviny Farao, dia vehivavy Môaba, *sy* Amôra, *sy* Edoma, *sy* Zidôna, ary Heta;
2 Firenena izay nilazany Iehôvah tamy
ny zanaky Isiraely hoe, Tsy hankeo aminy hianareo, ary izareo tsy hankeo aminareo: fa hampivily ny fonareo hanaraky ireo andriamaniny izareo; *nefa* raiki-pitia taminy ireny Solomona.
3 Ary nanam-bady andriambavy fiton-
-jato izy, ary tokantranomaso telon-jato: ary ny vadiny nampivily ny fony.
4 Ary rehefa antitra i Solomona, dia
naviliny ny vadiny ny fony hanaraky ireo andriamanitra tsi-izy, ka tsy nahitsy taminy Iehôvah Andriamaniny ny fony, tahaky ny fony Davidy rainy.
5 Fa nandeha hanaraka any Asitoreta
andriamani-baviny ny Zidôna i Solomona, ary Milikoma fahavetavetany ny zanaky Amôna.
6 Dia nanao ratsy teo imasony Iehôvah
i Solomona, ka tsy tanteraka tamy ny fanarahana any Iehôvah tahaka any Davidy rainy.
7 Dia nataony Solomona fitoeran' avo ho
any Kemosa fahavetavetany ny Moaba, teo amy ny tendrombohitra izay manandrify any Ieriosalema: ary ho any Moleka fahavetavetany ny zanaky Amona.
8 Ary toy izany koa no nataony ho any
ny vadiny vahiny rehetra izay nandoro zava-manitra sy nanala-voady ho any ireny andriamaniny.
9 Dia tezitra taminy Solomona Iehôvah,
satria efa niala ny fony taminy Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely, Izay efa niseho taminy indroa,
10 Ary efa nandidy azy izany zavatr'
izany, hoe, Aza mandeha hanaraky ireo andriamani-kafa; nefa tsy nitandriny izay no didiany Iehôvah izy.
11 Ary hoy Iehôvah taminy Solomona,
Satria nanao izany hianao, ka tsy nitan-

driny ny fanekeko sy ny didiko izay
nandidiako anao, dia handriatry ny fanja-
kana ho afaka aminao tokoa Aho, ka ho-
meko ny mpanomponao :
12 Kandrefa tsy mba hataoko amy ny
andronao izany, noho ny any Davidy rai-
nao, fa amy ny tànany ny zanakao no
handriarako iny :
13 Nefa tsy mba ho triariko avokoa ny
fanjakan-drehetra *ho afaka aminy:* fa ho-
meko firenen' iray ho any ny zanakao, noho
ny any Davidy mpanompoko, sy Ieriosa-
lema izay no finidiko.
14 Dia nanangana fahavalo hiady ami-
ny Solomona Iehôvah, dia i Hadada lehi-
lahy Edoma; tamingiany ny mpanjaka
tany Edoma izy.
15 Fa raha tany Edoma i Davidy, ary
rehefa niakatra Iôaba mpifehy ny miara-
mila mba handeviny ny maty, dia namono
ny lehilahy rehetra tany Edoma izy ;
16 (Fa nitoetra teo enim-bolana Iôaba
ambany ny Isiraely rehetra, mandra-pan-
dringiany ny lehilahy rehetra tany
Edoma :)
17 Dia nandositra i Hadada, ary ny olon-
-Edoma sasany mpanompon-drainy nomba
azy, hankany Ejipity ; ary mbola zaza-kely
Hadada.
18 Ary niaingia niala tany Midiana
izareo, ka tonga tany Parana : dia nalainy
tany Parana ny olona sasany homba azy,
dia nankany Ejipity izareo, ho any aminy
Farao, mpanjaka any Ejipity ; izy nanome
azy trano, ary nanendry fivelomana ho azy,
ka nanome azy tany.
19 Ary nahita soa dia soa teo imasony
Farao i Hadada ; ka dia nomeny azy ny
rahavaviny ny vadin-tena ho vadiny, dia
rahavaviny Tahipenesa, vadiny ny mpan-
jaka.
20 Dia nitera-jaza ho azy ny rahavaviny
Tahipenesa, dia i Genobata zanani-lahy,
izay notazany Tahipenesa teo an-tranony
Farao : ary nitoetra teo an-tranony Farao,
teo amy ny zanaka-lahiny Farao, i Geno-
bata.
21 Ary rehefa reny Hadada tany Ejipity
f' efa nodi-nandry tamy ny razany i Davidy,
ary maty Iôaba mpifehy ny miaramila, dia
hoy Hadada taminy Farao, Aoka aho han-
deha hankany amy ny taniko.
22 Ary hoy Farao taminy, F'inona no
diso aminao eto amiko, no dia mitady
hankany amy ny taninao hianao ? Ary
hoy ny famaliny, Tsinontsinona : fa am-
pandehano hiany aho.
23 Ary Andriamanitra nanangana fahavalo
hafakoa hiady aminy *Solomona*, dia i Re-
zôna zanaky Eliada, izay afa-nandositra avy
taminy Hadada-ezera mpanjaka any Zoba,
tompony.
24 Dia nanangona lehilahy hankeo aminy
izy, ka tonga mpifehy ny miaramila iray
toko izy, raha namono *ny olona* tany Zoba
i Davidy : dia nankany Damaseko izareo,
dia nitoetra teo, ka nanapaka any Dama-
seko.
25 Dia nandrafy ny Isiraely tamy ny
andro rehetra niainany Solomona izy, ha-
nampy izay ratsy nataony Hadada : fa
halany indrindra ny Isiraely, ary nanjaka
tany Siria izy.
26 Ary Ieroboama zanaky Nebata, olon-
-Efirata avy tany Zereda, mpanompo any
Solomona, (i Zerioa no anaran-dreniny,
vehivavy mpitondra-tena,) *izy koa* nanan-
gany ny tànany hanohitry ny mpanjaka.
27 Ary izany no nananganany ny tànany
hanohitry ny mpanjaka: nanao *ny trano
fiarovana* any Milo i Solomona, ka namboa-
try ny rava teo an-tanànany Davidy rainy.
28 Ary lehy Ieroboama, dia lehilahy
mahery sy mavitrikia izy, ary raha hitany
Solomona fa zatovo mazoto izy, dia no ten-
dreny ho mpanapaky ny fanompoan-drehe-
tra nataony ny mpianakaviny Iôsefa izy.
29 Ary taminy izany andro izany, raha
nivoaka tany Ieriosalema Ieroboama, dia
nahita azy tany an-dàlana i Ahia mpami-
nany avy tany Silo, izay sendra nitafy lamba
vaovao, ary izy roa lahy hiany no tany an-
-tsaha.
30 Dia no hazoniny Ahia ny lamba vao-
vao izay no tafiny, ka no triariny ho roa
amby ny folo tapaka.
31 Ary hoy izy taminy Ieroboama, Alao
ho anao ny tapatapany folo ; f' izany no
lazainy Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely,
Indro, Izaho handriatry ny fanjakana ho
afaka amy ny tànany Solomona, ka homeko
anao ny firenena folo :
32 (Fa ny firenena iray havela ho azy,
noho ny any Davidy mpanompoko, sy
Ieriosalema tanàna izay no fidiko tamy ny
fireneny Isiraely rehetra:)
33 Satria efa nahafoy Ahy izareo, ka
nivavaka taminy Asitoreta andriamani-

-baviny ny Zidôna, sy Kemôsa andriamani-
try ny Môaba, ary Milikoma andriamanitry
ny zanaky Amôna, ary tsy nandeha tamy
ny làlako izareo, hanavany izay marina eo
imasoko, sy *hitandremany* ny didiko sy
ny fitsarako araky ny nataony Davidy
rainy.
34 Anefa tsy mba hanesotry ny fanjakana
avokoa amy ny tànany Aho: fa hampi-
toeriko izy ho andriana amy ny andro
rehetra hiainany, noho ny any Davidy
mpanompoko, izay no finidiko, k' izay ni-
tandriny ny didiko, sy ny lalàko.
35 Fa amy ny tànany ny zanany no ha-
nesorako ny fanjakana, ka homeko anao
ny firenena folo:
36 Ary firenena iray no homeko ny za-
nany, mba hisy fanilony Davidy mpanom-
poko eo anatrehako mandrakariva, any
Ieriosalema tanàna izay no finidiko ho Ahy,
hampitoerany ny anarako.
37 Ary haka anao Aho, ary hianao han-
jaka araky izay rehetra no iriny ny fana-
hinao, dia ho mpanjaka hanapaky ny Isi-
raely hianao.
38 Ary ny aminy izany, raha ho henoinao
izay rehetra andidiako anao, handehana-
nao amy ny làlako, sy hanavanao izay
marina eo imasoko, ary hitandremanao ny
lalàko sy ny didiko, araky izay nataony
Davidy mpanompoko, dia homba anao Aho,
ka hanao trano mafy ho anao, araky izay
nataoko ho any Davidy, ary homeko anao
ny Isiraely.
39 Ary hampahory ny zanaky Davidy
noho izany Aho, kanefa tsy mandrakizay.
40 Dia nitady hamono any Ieroboama i
Solomona. F' Ieroboama niaingia, dia
nandositra hankany Ejipity ho any aminy
Sisaka mpanjaka any Ejipity, ka nitoetra
tany Ejipity izy, mandra-pahafatiny Solo-
mona.
41 Ary ny asany Solomona sisa, dia
izay rehetra nataony, sy ny fahendreny,
tsy voa soratra eo amy ny bokiny ny
asany Solomona v' izany?
42 Ary efa-polo taona no andro nanja-
kany Solomona tamy ny Isiraely rehetra
tany Ieriosalema.
43 Ary Solomona nodi-nandry tamy ny
razany, ka nalevina teo an-tanànany Da-
vidy rainy: ary Rehoboama zanany nan-
jaka nandimby azy.

## TOKO XII.

Ary Rehoboama nankany Sekema, f' efa
lasa nankany Sekema ny Isiraely rehetra,
mba hampanjaka azy.
2 Ary raha nandre izany Ieroboama zana-
ky Nebata, izay mbola tany Ejipity, (f'efa
nandositra any Solomona mpanjaka izy, ka
dia nitoetra tany Ejipity Ieroboama;
3 Ary naniraka ka niantso azy ny olona;)
dia tonga Ieroboama sy ny fiangonany ny
Isiraely rehetra, dia niteny taminy Reho-
boama, ka nanao hoe,
4 Efa nampahavesatry ny fitondrana anay
ny rainao, ary ankehitriny, atavy moramora
kokoa ny fanompoana mafy natao tamin-
-drainao, sy ny fitondrana mavesatra izay
nampitondrainy anay, dia hanompo anao
izahay.
5 Ary hoy izy taminy, Mandehana anga-
loha, ka andraso hateloana, dia mankanesa
aty amiko indray. Dia lasa ny olona.
6 F'i Rehoboama mpanjaka naka saina
tamy ny olona anti-panahy, izay nitoetra
teo anatrehany Solomona rainy, raha mbola
velona izy, ka hoy izy, Ahoana no hevitra
ataonareo hamaliako ireo olon' ireo?
7 Dia niteny taminy izareo, ka nanao hoe,
Raha ho mpanompo ireo olon' ireo hianao
andro any, ka hanompo azy, ka hanao teny
soa aminy, dia ho mpanomponao mandra-
kizay izareo.
8 F'izy nanary ny saina nomeny ny olona
anti-panahy azy, dia naka saina tamy ny
zatovo izay indrai-nihira taminy, izay no
nitoetra teo anatrehany hiany;
9 Ary hoy izy taminy, Ahoana no hevitra
ataonareo hamaliantsikia ireo olon' ireo,
izay efa niteny tamiko, ka nanao hoe,
Atavy maivambaivana kokoa ny fitondrana
izay nampitondrainy ny rainao anay.
10 Ary ny zatovo izay indrai-nihira tami-
ny, dia niteny taminy, ka nanao hoe, Izany
no ho lazainao aminy ireo olon' ireo izay
niteny taminao, ka nanao hoe, Efa nampa-
havesatry ny fitondrana anay ny rainao; fa
hianao, dia atavy maivambaivana kokoa ami-
nay: dia izany no ho lazainao aminy, Ny
ankikelin-tànako ho lehibebe kokoa noho
ny vaniany ny raiko.
11 Ary ankehitriny, *raha* nampahavesatry
ny fitondrana anareo ny raiko, dia mbola
hanampy amy ny fitondrana anareo izaho

kosa: kotopia no nananarany ny raiko
anareo, f'izaho kosa, dia mambambohitra no
hananarako anareo.
12 Dia nankany amin-DRehoboama Iero-
boama sy ny olon-drehetra tamy ny andro
fahatelo, araky izay efa no lazainy ny
mpanjaka hoe, Miverena aty amiko amy ny
andro fahatelo.
13 Dia nanao teny mafy tamy ny olona
ny mpanjaka, ka nanary ny saina nomeny
ny olona anti-panahy azy.
14 Dia niteny taminy araky ny saina no-
meny ny zatovo izy, ka nanao hoe, Ny raiko
efa nampahavesatry ny fitondrana anareo,
f' izaho, dia mbola hanampy amy ny fiton-
drana anareo aho: kotopia no nananarany
ny raiko anareo, f'izaho kosa, dia mambam-
bohitra no hananarako anareo.
15 Ka dia tsy nihaino ny olona ny
mpanjaka; fa avy taminy Iehôvah izany
zavatr' izany, hahatanterahany ny teniny,
izay nampilazany Iehôvah any Ahia olon-
-Tsilo taminy Ieroboama zanaky Nebata.
16 Ary rehefa hitany ny Isiraely rehetra, fa
tsy nihaino azy ny mpanjaka, dia namaly ny
mpanjaka ny olona, ka nanao hoe, Inona no
anjaranay aminy Davidy? fa tsy manan-dova
eo amy ny zanaky Iese *izahay:* miverena
any an-dainareo, ry olon-Isiraely ô: anke-
hitriny, jereo ny tranonao, ry Davidy. Dia
lasa ny Isiraely hankany an-dainy.
17 Fa ny amy ny zanaky Isiraely, izay
nonina teo an-tanàna any Ioda, i Rehoboa-
ma no nanjaka taminy ireny.
18 Dia naniraka any Adorama mpitan-
driny ny hetra i Rehoboama mpanjaka; fa
ny Isiraely rehetra nitora-bato azy, ka maty
izy. Izany no nahamaikia an-DRehoboama
hiditra amy ny fiarakodiany, mba handositra
ho any Ieriosalema.
19 Ka dia niodina ny Isiraely tamy ny
mpianakaviny Davidy mandrak' andro any.
20 Ary rehefa reny ny Isiraely, fa niverina
indray Ieroboama, dia naniraka izareo, ka
niantso azy hankany amy ny fiangonana, dia
nampanjaka azy tamy ny Isiraely rehetra:
tsy nisy nanaraky ny mpianakaviny Davidy,
afa tsy ny fireneny Ioda hiany.
21 Ary rehefa tonga tany Ieriosalema i
Rehoboama, dia nanangony ny mpianakavi-
ny Ioda rehetra, ambany ny fireneny Benia-
mina, izy, dia valo alina amby iray hetsy
lahy voa fantina, olo-mpiady, mba hiady
amy ny mpianakaviny Isiraely, mba hampo-
diany ny fanjakana indray ho an-DReho-
boama zanaky Solomona.
22 Fa ny tenin' Andriamanitra nankeo
aminy Semaia lehilahin' Andriamanitra, ka
nanao hoe,
23 Mitenena amin-DRehoboama zanaky
Solomona, mpanjaka any Ioda, ary amy ny
mpianakaviny Ioda rehetra, sy ny Benia-
mina, ambany ny olona sisa, ka atavy hoe,
24 Izany no lazainy Iehôvah, Aza mia-
katra hianareo, na miady amy ny zanaky
Isiraely rahalahinareo; samia mody any
an-tranony avy hianareo rehetra: fa avy
amiko izany zavatr' izany. Dia nihaino ny
teniny Iehôvah izareo, ka niverina hana-
raky ny teniny Iehôvah.
25 Ary Ieroboama namboatra any Sekema
teny an-tendrombohitra Efiraima, ka nonina
teo; dia niala teo, ka namboatra any
Peniocla izy.
26 Ary nanao anakam-po hoe Ieroboama,
Ankehitriny hody amy ny mpianakaviny
Davidy ny fanjakana:
27 Raha tàhiny hiakatra ireo olon' ireo,
ka hanala-voady eo an-tranony Iehôvah
any Ieriosalema, dia hody amy ny tompony
hiany ny fony ireo olon' ireo, dia ho amin-
-DRehoboama mpanjaka any Ioda, dia
hamono ahy izareo, ka hiverina amin-
-DRehoboama mpanjaka any Ioda.
28 Dia naka saina ny mpanjaka, dia nanao
zanak' omby roa volamena izy, ka nanao
tamy ny olona hoe, Manasatra anareo loatra
ny miakatra hankany Ieriosaloma: indro ny
andriamanitrao, ry Isiraely, izay nampivoaka
anao tamy ny tany Ejipity.
29 Dia nasiany ny anankiray tany Betela,
ary ny anankiray koa nasiany tany Dana.
30 Ary efa ota izany zavatr' izany: fa
nankeo ny olona, ka nivavaka teo anatre-
hany lohy anankiray tany Dana.
31 Ary nanao trano teo amy ny fitoeran'
avo izy, ka nanendry olon' iva-razana ho
mpisorona, dia izay tsy avy tamy ny zanaky
Levy.
32 Ary nanendry fanasana Ieroboama, ho
amy ny volana fahavalo, amy ny andro
fahadimy amby ny folo amy ny volana,
tahaky ny fanasana any Ioda, dia nanatitra
fanalamboady teo ambony ny fivoadiana izy.
Izany no nataony tany Betela, ka nanala-
-voady ho any ny zanak' omby izay nataony
izy: ary tany Betela no nampitoerany ny
mpisorony ny fitoeran' avo izay nataony.

33 Ary nanatitra fanalamboady teo ambony ny fivoadiana izay nataony tany Betela izy, tamy ny andro fahadimy amby ny folo amy ny volana fahavalo, volana izay no heveriny ny fony; dia nanao fanasana ho any ny zanaky Isiraely izy: ary nanatitra fanalamboady teo ambony ny fivoadiana izy, ka nandoro zava-manetona.

## TOKO XIII.

Ary indro, lehilahin' Andriamanitra avy niala tany Ioda, araky ny teniny Iehôvah, ka nankany Betela: ary Ieroboama nijanona teo anilany ny fivoadiana mba hanati--java-manetona.
2 Dia nitaraina araky ny teniny Iehôvah hanohitry ny fivoadiana izy, ka nanao hoe, Ry fivoadiana ô, ry fivoadiana! izany no lazainy Iehôvah: Indro, hisy zaza ho teraka ho any ny mpianakaviny Davidy, Iosia no anarany; izay hamono eo amboninao ny mpisorony ny fitoeran' avo izay mandotra zava-manetona eo amboninao, ary taolan' olona no hodorana eo amboninao.
3 Dia nanome famantarana androtrizay izy, ka nanao hoe, Io ho famantarana izay nambarany Iehôvah: Indro ny fivoadiana hiveraka, ka hikiorotsaka ny lavenona izay eo amboniny.
4 Ary rehefa reny Ieroboama mpanjaka ny filazany ny lehilahin' Andriamanitra, izay nitaraina hanohitry ny fivoadiana tany Betela, dia naninjitry ny tànany teo amy ny fivoadiana izy, ka nanao hoe, Sambory lehio. Dia maty ny tànany, izay nahinjiny taminy, ka tsy nahay nampody iny ho amin-tena hiany izy.
5 Dia niveraka ny fivoadiana, ka nikiorotsaka ny lavenona tamy ny fivoadiana, araky ny famantarana izay nomeny ny lehilahin' Andriamanitra araky ny teniny Iehôvah.
6 Dia niteny ny mpanjaka, ka hoy izy tamy ny lehilahin' Andriamanitra hoe, Mivavaha ankehitriny eo anatrehany Iehôvah Andriamanitrao, ka mangataha ho ahy, mba hodiany ny tànako amiko indray. Dia nifona taminy Iehôvah ilehy lehilahin' Andriamanitra, dia nody indray ny tànany ny mpanjaka, ka nody tahaky ny fahiny.
7 Ary hoy ny mpanjaka tamy ny lehilahin' Andriamanitra, Andeha hiaraka amiko ho any an-trano, ka atanjaho *ny fonao*, dia homeko tamby hianao.
8 Ary hoy ny lehilahin' Andriamanitra tamy ny mpanjaka, Na dia homenao ahy ny an-tsasaky ny eo an-tranonao, dia tsy mba hiditra hiaraka aminao aho, na hihina--mofo na hisotro rano aminy io fitoeran' io.
9 F' izany no nananarany ny teniny Iehôvah ahy, manao hoe, Aza mihina-mofo, na misotro rano, na miverina aminy izay làlana halehanao hankany.
10 Dia nandeha tamy ny làlana hafa izy, fa tsy niverina tamy ny làlana izay nankanesany ho any Betela.
11 Ary nisy mpaminany anti-panahy nitoetra tany Betela; ary ny zanany nankeo, ka nanambara azy izay asa rehetra efa nataony ny lehilahin' Andriamanitra taminy izany andro izany tany Betela: ny teny koa izay no lazainy tamy ny mpanjaka no lazainy tamin-drainy.
12 Ary hoy ny rainy taminy, Aiza no làlana nalehany? F' efa hitany ny zanany ny làlana nalehany ny lehilahin' Andriamanitra izay avy tany Ioda.
13 Ary hoy izy tamy ny zanany, Asivy lasely ny ampondra, hitaingienako. Dia nasian-dasely ny ampondra, dia nitaingina izy.
14 Dia lasa nanaraky ny lehilahin' Andriamanitra izy, ka nahita azy nipetraka teo ambany ny hazo voamboana, ary hoy izy taminy, Hianao va no lehilahin' Andriamanitra izay avy tany Ioda? Ary hoy izy, Izaho no izy.
15 Dia hoy izy taminy, Andeha hiaraka amiko hankany an-trano sy hihina-mofo.
16 Ary hoy izy kosa, Tsy mahazo miverina hiaraka aminao, na hiditra any an-tranonao, aho, ary tsy hihina-mofo na hisotro rano eo aminao, eo aminy io fitoeran' io, aho:
17 F' izany no lazainy ny teniny Iehôvah tamiko, Aza mihina-mofo na misotro rano any, na miverina handeha amy ny làlana izay halehanao hankany.
18 Ary hoy izy taminy, Izaho koa mba mpaminany tahaka anao hiany; ary anjely nilaza tamiko araky ny teniny Iehôvah, ka nanao hoe, Ento hiverina hiaraka aminao ho any an-tranonao izy, mba hihina--mofo sy hisotro rano. Kanjo laingia izany.
19 Dia niverina niaraka taminy izy, dia nihina-mofo teo an-tranony izy, ka nisotro rano.

20 Ary raha nipetraka teo amy ny latabatra izareo, dia tonga ny teniny Iehôvah taminy lehy mpaminany izay nitondra azy niverina:

21 Ary izy nitaraina tamy ny lehilahin' Andriamanitra izay avy tany Ioda, ka nanao hoe, Izany no lazainy Iehôvah, Satria niodina nanohitry ny teniny Iehôvah hianao, ka tsy nitandriny ny didy izay nandidiany Iehôvah Andriamanitrao anao,

22 Fa niverina hianao, ka nihina-mofo, sy nisotro rano teo amy ny fitoerana izay no lazainy Iehôvah taminao, hoe, Aza mihina-mofo na misotro rano *eo:* koa tsy ho tonga any am-pasan-drazanao ny fatinao.

23 Ary, rehefa vita nihina-mofo sy nisotro rano izy, dia nasian-dasely ny ampondra, hitaingienany lehy mpaminany izay nentiny niverina.

24 Dia lasa nandeha izy, ary nisy liona nifanena taminy teny an-dàlana, ka namono azy; ary ny fatiny nariany teny an-dàlana, ary ny ampondra nijanona teo anilany, ary ny liona koa mba nijanona teo anilany ny faty.

25 Ary, indro, nisy olona nandalo teo, ka nahita ny faty nariana teny an-dàlana, ary ny liona nijanona teo anilany ny faty: dia nandeha izareo, ka nilaza izany tany an-tanàna izay nitoerany lehy mpaminany antitra.

26 Ary rehefa nandre izany lehy mpaminany izay namerina azy tamy ny làlana, dia hoy izy, Lehilahin' Andriamanitra izany, izay niodina nanohitry ny teniny Iehôvah; ary natolotry Iehôvah ho amy ny liona izy, dia no viraviraìny, ka no vonoiny, araky ny teniny Iehôvah, izay no lazainy taminy.

27 Dia niteny tamy ny zanany izy, ka nanao hoe, Asivy lasely ny ampondra, hitaingienako. Ary nasian-dasely *ny ampondra.*

28 Dia nandeha izy, dia nahita ny fatiny nariana teny an-dàlana, ary ny ampondra sy ny liona nijanona teo anilany ny faty: tsy mba nihinany ny faty, na namiravira ny ampondra, ny liona.

29 Dia naka ny fatiny ny lehilahin' Andriamanitra ilehy mpaminany, dia natainginy tamy ny ampondra izany, ka nentiny hiverina: dia nankany an-tanànany lehy mpaminany anti-panahy, mba hisaona sy handeviny *ny lehilahin' Andriamanitra.*

30 Dia nasiany ny fatiny teo am-pasany: dia nisaona azy izareo, ka nanao hoe, Indrisy, ry rahalahiko!

31 Ary rehefa nandevina azy izy, dia hoy izy tamy ny zanany, Raha maty aho, aleveno eo amy ny fasana izay nandevenana any lehy lehilahin' Andriamanitra aho: apetraho ny taolako eo anilany ny taolany:

32 Fa ho tanteraka tokoa ny teny izay nitarainany araky ny teniny Iehôvah hanohitry ny fivoadiana any Betela, sy hanohitry ireo trano rehetra eo amy ny fitoeran' avo izay eo an-tanàna any Samaria.

33 Rehefa afak' izany, dia tsy mba niala Ieroboama tamy ny làlan-dratsy, fa nanendry ny olona faraidina ho mpisorony ny fitoeran' avo: izay rehetra nila, dia nameno ny tànany, ka tonga mpisorony ny fitoeran' avo.

34 Ary efa ota tamy ny mpianakaviny Ieroboama izany, hamongorana azy, sy handringianana azy ho afaka amy ny tany.

## TOKO XIV.

TAMINY izany andro izany, dia narary Abia zanaky Ieroboama.

2 Ary hoy Ieroboama tamy ny vadiny, Miaingià, masìna hianao, ka modia ho vehivavy hafa, mba tsy ho fantatra ho vadiny Ieroboama hianao: ary mandehana any Silo: indro, eo i Ahia mpaminany, izay nilaza tamiko, fa ho mpanjaka aminy ireo olon' ireo aho.

3 Ary ento ampempa folo sy ampempa madinikia sasany, ary tantely eran-tavoahangy, ka mankanesa aminy: dia hilaza aminao izay hanjo ny zaza izy.

4 Dia nanao izany ny vadiny Ieroboama, dia niaingia, ka nankany Silo, dia niditra teo an-tranony Ahia. Fa tsy nahita i Ahia: satria efa pahina ny masony, f' efa antitra izy.

5 Ary hoy Iehôvah taminy Ahia, Indro, ny vadiny Ieroboama avy hangata-javatra aminao ho any ny zanany; fa marary izy: izany, k' izany no ho lazainao aminy: fa, raha miditra izy, dia hody ho vehivavy hafa izy.

6 Ary raha reny Ahia ny fingiadongadony ny tongony, raha vao niditra teo am-baravarana izy, dia hoy izy, Midira hianao, ry vadiny Ieroboama; nahoana no nody ho

vehivavy hafa hianao? F' efa nirahina
hitondra teny mafy aminao aho:
7 Mandehana, ka lazao aminy Ieroboama,
Izany no lazainy Iehôvah Andriamanitry
ny Isiraely, Indro, Izaho nanandratra anao
tamy ny olona, ka nahandriana anao tamy
ny Isiraely oloko,
8 Ka nandriatry ny fanjakana ho afaka
amy ny mpianakaviny Davidy aho, ka
nomeko anao iny: fa hianao tsy nanao
araky ny nataony Davidy mpanompoko,
izay nitandriny ny teniko, sy nanaraka Ahy
tamy ny fony rehetra, hanavany izay marina
tokoa eo imasoko;
9 F' efa nanao ratsy mihoatra noho izay
rehetra teo alohanao hianao: satria nan-
deha hianao, ka nanao ireo andriamani-
-kafa, sy endri-javatra, hampahatezitra Ahy,
k' efa nanary Ahy teo ivohonao:
10 Koa, indro, mitondra ratsy amy ny
mpianakaviny Ieroboama Aho, ka ho fongo-
rako amy ny mpiakaviny Ieroboama ny
lehilahy rehetra, ny narovana ambany ny
navela teo amy ny Isiraely, ka hesoriko ny
sisa amy ny mpianakaviny Ieroboama, toy
ny fanesotry ny olona ny diky, mandra-paha-
-tsi-hisy intsony.
11 Izay tamingiany Ieroboama maty eo
an-tanàna, ho haniny ny amboa; ary izay
maty any an-tsaha, ho haniny ny voro-mani-
dina: f' Iehôvah efa niteny.
12 Dia mitsangàna hianao, modia ho any
an-tranonao: ary raha vao hiditra any
an-tanàna ny tongotrao, dia maty ny zaza.
13 Ary hisaona azy ny Isiraely rehetra,
ka handevina azy; f' izy hiany amy ny
mpianakaviny Ieroboama no hahazo fasana,
satria teo anatiny lehio hiany eo amy ny
mpianakaviny Ieroboama, no nahitan-java-
-tsoa taminy Iehôvah Andriamanitry ny
Isiraely.
14 Ary Iehôvah hanangana ho Azy mpan-
jaka amy ny Isiraely, izay handringiany
ny mpianakaviny Ieroboama aminy izany
andro izany: fa rahoviana? ankehitriny
hiany.
15 F' Iehôvah hamely ny Isiraely toy ny
tsorakazo ketsikietsehina eo anaty rano, ary
Izy hamongotry ny Isiraely aminy io tany
soa io, izay nomeny ho any ny razany, ka
hampiely azy any an-dafiny ny ony, satria
nanao ny ala-keliny hampahatezitra any
Iehôvah izareo.
16 Ary hahafoy ny Isiraely Izy noho ny
fahotany Ieroboama, izay nanotany, ary
nampanotany koa ny Isiraely.
17 Dia niaingia ny vadiny Ieroboama, dia
lasa nandeha, ka tonga tany Tiriza: ary
rehefa omby amy ny tokonam-baravarana
izy, dia maty ny zaza:
18 Dia nandevina azy ny olona, ary nisao-
na azy ny Isiraely rehetra, araky ny teniny
Iehôvah izay efa nampiteneniny any Ahia
mpaminany mpanompony.
19 Ary ny asany Ieroboama sisa, ny
niadiany, sy ny nanjakany, indro, voa
soratra eo amy ny bokiny ny tantarany ny
mpanjaka any Isiraely izany.
20 Ary roa amby roa-polo taona no andro
nanjakany Ieroboama: dia nodi-nandry
tamy ny razany izy, ary Nadaba zanany
nanjaka nandimby azy.
21 Ary Rehoboama zanaky Solomona no
nanjaka tany Ioda. Efa iraikia amby efa-
-polo taona i Rehoboama, raha vao nanjaka
izy, ary fito amby ny folo taona no nanja-
kany tany Ieriosalema, tanàna izay no fidiny
Iehôvah tamy ny fireneny Isiraely rehetra
hampitoerany ny anarany. Ary Naama
vehivavy Amona no anaran-dreniny.
22 Ary nanao ratsy teo imasony Iehôvah
ny olon-Ioda, ka nampahatezitra Azy tamy
ny fahotany izay nataony, mihoatra noho
izay rehetra nataony ny razany.
23 F' izareo koa nanao fitoeran' avo ho
an-tena, sy endri-javatra, ary ala-kely teo
an-tampony ny havoana rehetra, ary teo
ambany ny hazo maitso rehetra.
24 Ary nisy mpanao filan-dratsy koa teo
amy ny tany, izay nanao araky izay faha-
vetavetan-drehetra nataony ny firenena izay
no roahiny Iehôvah teo anoloany ny zanaky
Isiraely.
25 Ary tamy ny fahadimy taonany Reho-
boama, dia niakatra i Sisaka mpanjaka any
Ejipity hiady aminy Ieriosalema:
26 Ary naka ny rakitry ny tranony Iehô-
vah, sy ny rakitry ny tranony ny mpan-
jaka, izy; dia nentiny avokoa izy rehetra:
ary nentiny koa ny ampingia volamena
rehetra izay efa nataony Solomona.
27 F' i Rehoboama mpanjaka nanao ampin-
gia varahìna sasany ho solony ireny, ka
natolony tany an-tànany ny mpifehy ny
mpiambina, izay niambiny ny varavarany
ny tranony ny mpanjaka.
28 Ary, na oviana na oviana nidirany ny
mpanjaka tany an-tranony Iehôvah, dia

nentiny ny mpiambina ireny, ka nampodiny
indray ho any an-tranony ny mpiambina.
29 Ary ny asan-DRehoboama sisa, dia
izay rehętra nataony, tsy voa soratra eo
amy ny bokiny ny tantarany ny mpanjaka
any Ioda v'izany?
30 Ary niady taminy Ieroboama i Reho-
boama tamy ny androny rehetra.
31 Ary Rehoboama nodi-nandry tamy ny
razany, ka nalevina teo amy ny razany, teo
an-tanànany Davidy. Ary Naama vehivavy
Amona no anaran-dreniny. Ary Abiama
zanany nanjaka nandimby azy.

## TOKO XV.

ARY tamy ny fahavalo amby ny folo tao-
nany Ieroboama mpanjaka zanaky Nebata,
vao nanjakany Abiama tamy ny Ioda.
2 Telo taona no nanjakany tany Ieriosa-
lema, ary Maaka zanaka-vaviny Abisaloma
no anaran-dreniny.
3 Ary nanao araky ny fahotan-drainy izy,
dia araky izay rehetra efa nataony *ny rainy*
teo alohany: ary tsy mba marina taminy
Iehôvah Andriamaniny ny fony tahaky ny
fony Davidy rainy.
4 Anefa noho ny any Davidy, dia nomeny
Iehôvah Andriamaniny azy fanilo tany Ierio-
salema, mba hananganany ny zanany han-
dimby azy, sy hampitoetra any Ieriosalema:
5 Satria nanao izay marina teo imasony
Iehôvah i Davidy, ka tsy mba niala taminy
izay nandidiany azy, tamy ny andro rehetra
niainany, afa tsy ny aminy Ioria lehilahy
Heta hiany.
6 Ary niady taminy Ieroboama i Reho-
boama tamy ny andro rehetra niainany.
7 Ary ny asany Abiama sisa, dia izay
rehetra nataony, tsy voa soratra eo amy ny
bokiny ny tantarany ny mpanjaka any Ioda
v' izany? Ary niady taminy Ieroboama i
Abiama.
8 Ary Abiama nodi-nandry tamy ny razany,
dia nandevina azy teo an-tanànany Davidy
ny olona: ary Asa zanany nanjaka nan-
dimby azy.
9 Ary tamy ny faharoa-polo taonany Iero-
boama mpanjaka any Isiraely vao nanjakany
Asa tamy ny Ioda.
10 Ary iraikia amby efa-polo taona no
nanjakany tany Ieriosalema. Ary Maaka za-
naka-vaviny Abisaloma no anaran-dreniny.
11 Ary Asa nanao izay marina teo ima-
sony Iehôvah, araky ny nataony Davidy
rainy.
12 Ary nandroaky ny mpanao filan-dratsy
hiala amy ny tany izy, ka nanesotry ny
sampy rehetra izay efa nataony ny razany.
13 Ary Maaka reniny aza naetriny tsy ho
andriambavy, satria nanao sampy, dia endrik'
Asitoreta, izy; dia no ravany Asa ilehy
sampin-dreniny, ka nodorany teo anilany ny
renirano Kidrôna.
14 Fa ny fitoeran' avo tsy mba nesoriny:
kandrefa marina ny fony Asa teo imasony
Iehôvah tamy ny androny rehetra.
15 Ary izy nampitondra ny zavatra izay
efa no hasinin-drainy, ambany izay efa no
hasininy izy tena, ho any an-tranony Iehô-
vah, dia volafotsy, sy volamena, ary fanaka
marobe.
16 Ary nisy ady taminy Asa, sy Basa
mpanjaka any Isiraely, tamy ny androny
rehetra.
17 Ary Basa mpanjaka any Isiraely nia-
katra hamely ny Ioda, ka nahatanàna any
Rama, mba tsy hisy havelany hivoaka na
hiditra any aminy Asa mpanjaka any Ioda.
18 Dia nalainy Asa ny volafotsy, sy ny vo-
lamena rehetra, izay sisa teo amy ny rakitry
ny tranony Iehôvah, sy ny rakitry ny tranony
ny mpanjaka, ka natolony tany an-tànany
ny mpanompony; dia nampitondrainy Asa
mpanjaka izany ho any aminy Beni-ha-
dada zanaky Tabirimona zanaky Heziona
mpanjaka any Siria, izay nitoetra tany Da-
maseko, ka nataony hoe,
19 Misy fanekena amiko sy hianao, *tahaky
ny tamy* ny raiko sy ny rainao; indro, efa
nampitondra volafotsy, sy volamena, ho anao
aho: avia, ka tsoahy ny fanekenao aminy
Basa mpanjaka any Isiraely, mba hialany
amiko.
20 Dia nihaino any Asa mpanjaka i Beni-
-hadada, dia naniraky ny mpifehy ny mia-
ramila izay nananany, hamely ireo tanàna
any Isiraely, dia namely any Ijona, sy Dana,
sy Abela Beti-maaka, izareo, ary ny *tany*
Kinerota rehetra izay eo anilany ny tany
Nafitaly rehetra.
21 Ary rehefa reny Basa izany, dia ni-
tsaha-nahatanàna any Rama, ka nitoetra
tany Tiriza izy.
22 Dia nampitondra teny tamy ny Ioda
rehetra i Asa mpanjaka; ka tsy nisy navela
ho afaka: dia nitondra ny vato sy ny hazo

izay tany Rama izareo, dia izay nanavany
Basa trano, ary ireny no nanamboarany Asa
mpanjaka any Geba izay any ny Beniamina,
ary Mizipa koa.
23 Ny asany Asa sisa rehetra, ary ny heriny
rehetra, ambany izay rehetra nataony, sy ny
tanàna izay nataony, tsy voa soratra eo amy
ny bokiny ny tantarany ny mpanjaka any
Ioda v' izany? Afa tsy izany hiany, narary
tongotra rehefa antitra izy.
24 Ary Asa nodi-nandry tamy ny razany,
ka nalevina teo amy ny razany, teo an-tanà-
nany Davidy rainy, ary Iehôsafata zanany
nanjaka nandimby azy.
25 Ary Nadaba zanaky Ieroboama vao
nanjaka tamy ny Isiraely tamy ny taona
faharoany Asa mpanjaka any Ioda, ary roa
taona no nanjakany tamy ny Isiraely.
26 Ary nanao ratsy teo imasony Iehôvah
izy, ka nandeha tamy ny làlan-drainy, ary
tamy ny fahotany izay nampanotany ny
Isiraely.
27 Dia nikiomy, hamely azy, i Basa za-
naky Ahia avy tamy ny mpianakaviny Isa-
kara, dia namely azy Basa tany Gibetona
izay any ny Filisitia, (f' i Nadaba sy ny Isi-
raely rehetra nanao fahirano any Gibetona;)
28 Dia no vonoiny Basa izy tamy ny faha-
telo taonany Asa mpanjaka any Ioda, dia
nanjaka nandimby azy izy.
29 Ary raha vao nanjaka izy, dia namely
ny ankohonany Ieroboama rehetra izy; tsy
navelany hiangana olo-miaina na iray akory
ho any Ieroboama, mandra-pandringiany
azy araky ny teniny Iehôvah, izay efa
nampiteneniny any Ahia lehilahy Silo mpa-
nompony:
30 Noho ny fahotany Ieroboama izay na-
notany, ary nampanotany koa ny Isiraely,
*ary noho* ny zavatra izay nataony hampa-
hatezitra any Iehôvah Andriamanitry ny
Isiraely.
31 Ary ny asany Nadaba sisa, dia izay
rehetra nataony, tsy voa soratra eo amy ny
bokiny ny tantarany ny mpanjaka any
Isiraely v' izany?
32 Ary nisy ady taminy Asa, sy Basa
mpanjaka any Isiraely, tamy ny androny
rehetra.
33 Tamy ny fahatelo taonany Asa mpan-
jaka any Ioda vao nanjakany Basa za-
naky Ahia tamy ny Isiraely rehetra tany
Tiriza, *ary nanjaka* efatra amby roa-polo
taona izy.
34 Ary nanao ratsy teo imasony Iehôvah
izy, ka nandeha tamy ny làlany Ieroboama,
ary tamy ny fahotany izay nampanotany ny
Isiraely.

## TOKO XVI.

Dia nankeo aminy Iehio zanaky Hanany ny
teniny Iehôvah hamely any Basa, ka nanao
hoe,
2 Indro, Izaho nanandratra anao tamy ny
vovoka, ka nahandriana anao hanapaky ny
Isiraely oloko, fa hianao kosa nandeha tamy
ny làlany Ieroboama, ka nampanota ny Isi-
raely oloko, ka nampahatezitra Ahy noho
ny fahotany;
3 Koa indro, hamongotry ny zanaky Basa,
sy ny zanaky ny mpianakaviny, Aho, ka
hataoko ny tranonao tahaky ny tranony
Ieroboama zanaky Nebata.
4 Izay tamingiany Basa maty eo an-ta-
nàna, ho haniny ny amboa; ary izay tamin-
giany maty any an-tsaha, ho haniny ny
voro-manidina.
5 Ary ny asany Basa sisa, dia izay na-
taony, ary ny heriny, tsy voa soratra eo
amy ny bokiny ny tantarany ny mpanjaka
any Isiraely v' izany?
6 Ary Basa nodi-nandry tamy ny razany,
ka nalevina tany Tiriza: ary Ela zanany
nanjaka nandimby azy.
7 Ary koa, efa nambarany Iehio mpa-
minany, zanaky Hanany, ny teniny Ie-
hôvah hamely any Basa, sy ny ankoho-
nany, noho ny ratsy rehetra izay nataony
teo imasony Iehôvah, satria nampahate-
zitra Azy tamy ny asany ny tànany, tahaky
ny ankohonany Ieroboama, izy; ary satria
namono *any Ieroboama* izy.
8 Tamy ny fahenina amby roa-polo tao-
nany Asa mpanjaka any Ioda, vao nanja-
kany Ela zanaky Basa tamy ny Isiraely
tany Tiriza, *ary nanjaka* roa taona *izy*.
9 F' i Zimiry mpanompony, mpifehy ny
an-tsasaky ny kalesiny, nikiomy hamely azy,
raha nisotro ho leony tany Tiriza izy, tany
an-tranony Ariza, mpiandry ny tranony
tany Tiriza.
10 Dia niditra i Zimiry, dia namely azy,
ka matiny izy tamy ny fahafito amby roa-
-polo taonany Asa mpanjaka any Ioda, dia
nanjaka nandimby azy izy.
11 Ary raha vao nanjaka izy, nony vao
nipetraka teo ambony ny lapany, dia na-

mono ny ankohonany Basa rehetra izy: tsy
navelany hisy lehilahy miangana na iray
akory amy ny havany na amy ny sakaizany.
12 Ka dia naringiany Zimiry ny anko-
honany Basa rehetra araky ny teniny
Iehôvah, izay nampiteneniny any Iehio
mpaminany hamely any Basa:
13 Noho ny fahotany Basa rehetra, sy ny
fahotany Ela zanany, izay nanotany izy roa
lahy, ary nampanotany koa ny Isiraely, ka
dia nampahatezitra any Iehôvah Andriama-
nitry ny Isiraely tamy ny zava-poany izareo.
14 Ary ny asany Ela sisa, dia izay re-
hetra nataony, tsy voa soratra eo amy ny
bokiny ny tantarany ny mpanjaka any Isi-
raely v' izany?
15 Tamy ny fahafito amby roa-polo tao-
nany Asa mpanjaka any Ioda nanjakany
Zimiry hafitoana tany Tiriza. Ary ny olona
nitoby teo tandrifiny Gibetona izay any ny
Filisitia.
16 Dia nandre ny olona izay teo an-toby,
raha natao hoe, f' efa nikiomy Zimiry, ary
mihoatra noho izany, f' efa namono ny mpan-
jaka izy: ary ny Isiraely rehetra teo an-toby
nanangana any Omiry mpifehy ny miara-
mila ho mpanjaka amy ny Isiraely taminy
izany andro izany.
17 Dia niakatra niala tany Gibetona i
Omiry, ary ny Isiraely rehetra nomba azy,
dia nanao fahirano any Tiriza izareo.
18 Ary raha hitany Zimiry fa afaka ny
tanàna, dia nankany an-trano, dia tranony
ny mpanjaka, izy, dia nandoro-tena ambany
ny tranony ny mpanjaka tamy ny afo, ka
maty izy,
19 Noho ny fahotany izay nataony, raha
nanao ratsy teo imasony Iehôvah izy, ka
nandeha tamy ny làlany Ieroboama, ary
tamy ny fahotany izay nataony hampanota
ny Isiraely.
20 Ary ny asany Zimiry sisa, ambany ny
fikiomiany, izay nataony, tsy voa soratra eo
amy ny bokiny ny tantarany ny mpanjaka
any Isiraely v' izany?
21 Dia nizara ho roa toko ny olon-Isiraely:
ny an-tsasaky ny olona nomba any Tibiny
zanaky Ginata mba hampanjaka azy: ary
ny an-tsasany kosa nomba any Omiry.
22 Fa ny olona izay nomba any Omiry
naherihery kokoa noho ny olona izay nomba
any Tibiny zanaky Ginata; ka dia maty
Tibiny, ary nanjaka i Omiry.
23 Tamy ny faharaikia amby telo-polo
taonany Asa mpanjaka any Ioda, vao
nanjakany Omiry tamy ny Isiraely, *ary
nanjaka* roa amby ny folo taona *izy:* enin-
-taona no nanjakany tany Tiriza.
24 Ary hanja-bolafotsy roa no nividiany
ny tendrombohitra Samaria taminy Semera,
dia nanao tanàna teo ambony ny tendrom-
bohitra izy, ary nataony ny anarany ny
tanàna hoe, i Samaria, araky ny anarany
Semera tompony ny tendrombohitra.
25 Ary nanao ratsy teo imasony Iehôvah
i Omiry, ka nanao ratsy mihoatra noho
izay rehetra teo alohany izy.
26 Ary nanao araky izay rehetra na
taony Ieroboama zanaky Nebata izy, dia
araky ny fahotany, izay nampanotany ny
Isiraely, ka dia nampahatezitra any Iehôvah
Andriamanitry ny Isiraely tamy ny zava-
-poany izareo.
27 Ary ny asany Omiry sisa izay nataony,
ary ny heriny izay nasehony, tsy voa sora-
tra eo amy ny bokiny ny tantarany ny
mpanjaka any Isiraely v' izany?
28 F' i Omiry nodi-mandry tamy ny
razany, ka nalevina tany Samaria; ary
Ahaba zanany nanjaka nandimby azy.
29 Dia tamy ny fahavalo amby telo-polo
taonany Asa mpanjaka any Ioda, vao
nanjakany Ahaba zanaky Omiry tamy ny
Isiraely: ary nanjaka tamy ny Isiraely tany
Samaria roa amby roa-polo taona i Ahaba
zanaky Omiry.
30 Ary Ahaba zanaky Omiry nanao ratsy
teo imasony Iehôvah, mihoatra noho izay
rehetra teo alohany.
31 Fa toa nataony ho zavatra kely hande-
ha amy ny fahotany Ieroboama zanaky
Nebata, dia nampakatra any Izebela zanaka-
-vaviny Eta-bala, mpanjaky ny Zidona,
izy, ho vadiny, ary nandeha sy nanompo
any Bala, ka nivavaka taminy izy.
32 Ary nanao fivoadiana izy ho any
Bala, teo an-tranony Bala izay nataony
tany Samaria.
33 Ary namboatry ny endrik' Asitoreta koa
i Ahaba; dia nandroso i Ahaba, ka nampa-
hatezitra any Iehôvah Andriamanitry ny
Isiraely, mihoatra noho izay mpanjaka
rehetra nanapaky ny Isiraely teo alohany.
34 Tamy ny androny no nanavany Hiela
olom-Betela ilehy *tanàna* Ieriko: ta-
miny Abirama lahi-matoany nanorenany
ny fanambaniny, ary taminy Segioba fara-
-lahiny nananganany ny vavahadiny, araky

ny teniny Iehôvah, izay nampiteneniny any Iosioa zanaky Niona.

## TOKO XVII.

F'i Elija lehilahy Tisiba, avy tamy ny mponina tany Gileada, nilaza taminy Ahaba, ka nanao hoe, Raha velona koa Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely, Izay ijanonako eo anatrehany, tsy hisy ando na ranonorana akory aminy ireo taona ireo, afa tsy araky ny teniko hiany.
2 Dia nankeo aminy *Elija* ny teniny Iehôvah, ka nanao hoe,
3 Mialà eto hianao, dia mandehana hiantsinanana, ka miere eo anilany ny renirano Kerita izay eo tandrifiny Ioridany.
4 Ary izany no hataonao, dia amy ny renirano no hisotroanao, ary ny goaikia efa no didiako hamahana anao any.
5 Dia lasa izy, ka nanao araky ny teniny Iehôvah: fa lasa nandeha izy, ka nitoetra teo anilany ny renirano Kerita izay eo tandrifiny Ioridany.
6 Dia nitondrany ny goaikia mofo sy hena izy isa-maraina, ary mofo sy hena isan-kariva; ary ny rano tamy ny renirano no sotroiny.
7 Ary nony ela, dia maina ny ony, satria tsy nisy ranonorana teo amy ny tany.
8 Dia nankeo aminy *Elija* ny teniny Iehôvah, ka nanao hoe,
9 Miaingià, dia mandehana any Zarefata izay any ny Zidona, ka mitoera any: indro, efa nasaiko vehivavy mpitondra-tena anankiray hamelona anao any.
10 Dia niaingia izy, ka nankany Zarefata. Ary nony omby eo am-bavahadiny ny tanàna izy, indro, nisy vehivavy mpitondra-tena nanangona kitay teo: dia niantso azy izy, ka nanao hoe, Masìna hianao, itondray rano kely an-dovia aho, mba ho sotroiko.
11 Ary nony nandeha haka *rano* izy, dia niantso azy izy, ka nanao hoe, Masìna hianao, itondray mofo kely eny an-tànanao aho.
12 Ary hoy ravehivavy, Raha velona koa Iehôvah Andriamanitrao, tsy manan' ampempa na iray akory aho, fa koba erantànan' ila eo amy ny barikia, sy solikia kely eo amy ny tavoahangy: ary indro, maka tapa-kazo roa aho, dia vao hiditra, sy hamboatry izany ho ahy sy ny zanako, ho haninay mianaka, dia ho maty izahay.
13 Ary hoy Elija taminy, Aza matahotra; mandehana, ka atavy araky izay no lazainao: fa anavy ampempa kely aho angaloha, ka ento aty amiko, ary rehefa afak' izany, dia manava ho anao sy ny zanakao.
14 F' izany no lazainy Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely, Tsy ho lany ny koba eo amy ny barikia, na ho ritra ny solikia eo amy ny tavoahangy, mandra-pihiaviny ny andro hampilatsahany Iehôvah ranonorana amy ny tany.
15 Dia nandeha ilehy vehivavy, ka nanao araky ny teniny Elija, ary *Elija* sy lehy vehivavy, ambany ny teo an-tranony, dia nanan-ko-hanina herintaona mipaka.
16 Tsy lany ny koba teo amy ny barikia, na ritra ny solikia teo amy ny tavoahangy, araky ny teniny Iehôvah izay efa nampiteneniny any Elija.
17 Ary rehefa afak' izany, dia narary ny zana-dravehivavy tompon-trano, ary mafy indrindra ny aretiny, ka tsy nisy fofon' aina intsony teo anatiny.
18 Ary hoy ravehivavy taminy Elija, Naninona anao v' aho, ry lehilahin' Andriamanitra, no nankaty amiko hampahatsiaro ny fahotako, sy hamono ny zanako, hianao?
19 Ary hoy izy taminy, Omeo ahy ny zanakao. Dia naka ny zaza tamy ny tratrany izy, dia nitondra azy ho any an-trano miefitra ambony, izay nitoerany, ka nametraka azy teo am-pandriany.
20 Dia nitaraina taminy Iehôvah izy, ka nanao hoe, Ry Iehôvah Andriamanitro, efa nitondra ratsy taminy lehy mpitondra-tena koa va hianao, izay nivahiniako teo aminy, k'efa no vonoinao ny zanany?
21 Dia niampatra in-telo tamy ny zaza izy, dia nitaraina taminy Iehôvah, ka nanao hoe, Ry Iehôvah Andriamanitro, mifona aminao aho, aoky ny ainy io zaza io hody aminy indray.
22 Dia nihaino ny feony Elija Iehôvah, ka nody ny ainy ny zaza taminy indray, ka dia velona izy.
23 Dia naka ny zaza i Elija, ka nitondra azy nidina, hiala amy ny trano miefitra ambony ho any an-trano, dia nanolotra azy ho an-dreniny: ary hoy Elija, Indro, velona ny zanakao.
24 Ary hoy ravehivavy taminy Elija, Izany no ahafantarako anao ankehitriny, fa lehilahin' Andriamanitra hianao, ary to ny teniny Iehôvah navoaky ny vavanao.

## TOKO XVIII.

Ary rehefa ela, dia nankeo aminy Elija ny
teniny Iehôvah, tamy ny taona fahatelo,
ka nanao hoe, Mandehana, ka misehoa
aminy Ahaba, dia hampilatsaka ranonorana
amy ny tany Aho.
2 Dia lasa nandeha i Elija mba hiseho
aminy Ahaba. Ary mafy ny mosary tany
Samaria.
3 Ary Ahaba niantso any Obadia izay
nitandriny ny trano. (F'i Obadia natahotra
any Iehôvah indrindra.
4 F'izany no nataony, raha naringiany
Izebela ny mpaminaniny Iehôvah, dia nalainy Obadia ny mpaminany zato, ka nafeniny dimam-polo avy no tany an-johy iray,
ka no velominy mofo sy rano izareo.)
5 Ary hoy Ahaba taminy Obadia, Mandehana hitety ny tany, ho any amy ny loharano rehetra sy ho any amy ny renirano rehetra: angamba hahita ahitra isikia, hamelomantsikia ny soavaly, sy ny sarin' ampondra,
ka tsy ho maty ny bibintsikia rehetra.
6 Dia nizara ny tany halehany avy izy
roa lahy, dia i Ahaba nandeha irery tamy
ny làlana anankiray, ary Obadia kosa nandeha irery tamy ny làlana hafa.
7 Ary raha tany an-dàlana i Obadia, indro,
i Elija nifanena taminy: ary nahalala azy
izy, dia niankohoka, ka nanao hoe, Hianao
va no i Elija tompoko?
8 Dia namaly azy izy, ka nanao hoe,
Izaho no izy, mandehana, lazao amy ny
tomponao, Injay, atsy Elija.
9 Ary hoy izy, Inona no heloko no atolotrao ny mpanomponao any an-tànany
Ahaba, hamonoany ahy?
10 Raha velona koa Iehôvah Andriamanitrao, tsy misy firenena na fanjakana izay
tsy nanirahany ny tompoko hitady anao:
ary *raha* hoy ny olona, Tsy hita izy, dia
nampianianany izay fanjakana izay sy izay
firenena izay, fa tsy nahita anao izareo.
11 Ary hoy hianao ankehitriny, Mandehana, lazao amy ny tomponao, Injay, atsy
Elija.
12 Ary raha vao hiala aminao aho, dia
hitondra anao ny Fanahiny Iehôvah ho any
aminy izay tsy fantatro, ary raha tonga ka
milaza aminy Ahaba aho, ary raha dia
tsy mahita anao izy, dia hamono ahy izy;
f'izaho mpanomponao, dia matahotra any
Iehôvah hatramy ny fahazazako aho.
13 Tsy mba nambara tamy ny tompokolahy v' izay nataoko, raha naringiany
Izebela ireo mpaminaniny Iehôvah, fa nanafiny ny mpaminaniny Iehôvah zato lahy
aho, dimam-polo avy no tany an-johy iray,
ka no velomiko mofo sy rano izareo?
14 Ary hoy hianao ankehitriny, Mandehana, lazao amy ny tomponao, Injay, atsy
Elija: dia hamono ahy izy.
15 Ary hoy Elija, Raha velona koa Iehôvah
Tompony ny maro, Izay ijanonako eo anatrehany, dia hiseho aminy tokoa andro any aho.
16 Dia lasa nandeha i Obadia hitsena any
Ahaba, ka nilaza taminy: dia nandeha i
Ahaba hitsena any Elija.
17 Ary rehefa hitany Ahaba i Elija, dia
hoy Ahaba taminy, Hianao va no ilehy
nampahory ny Isiraely?
18 Dia namaly izy, ka nanao hoe, Izaho
tsy nampahory ny Isiraely; fa hianao sy
ny mpianakavin-drainao hiany, satria nandà
ny didiny Iehôvah hianareo, ka nanaraky
ireo Bala:
19 Ary ankehitriny maniraha hanangony
ny Isiraely rehetra ho aty amiko any an-tendrombohitra Karimela, ary ny mpaminaniny Bala dimam-polo amby efa-jato lahy,
ambany ny mpaminaniny ny endrik' Asitoreta efa-jato lahy, izay mihinana eo amy
ny latabatry Izebela.
20 Dia nanirak' olona i Ahaba hiantso ny
zanaky Isiraely rehetra, ka nanangony ny
mpaminany ho any an-tendrombohitra Karimela.
21 Dia nanatony ny olon-drehetra i Elija,
ka nanao hoe, Mandra-pahoviana no hiroa-saina hianareo? raha Iehôvah no Andriamanitra, manaraha Azy: fa raha i Bala
kosa, dia manaraha azy hiany. Fa tsy namaly teny azy ny olona.
22 Dia hoy Elija tamy ny olona, Izaho,
dia izaho irery hiany no mpaminaniny
Iehôvah sisa, fa ny mpaminaniny Bala, dia
dimam-polo amby efa-jato lahy.
23 Dia aoka homena antsikia omby roa;
ary aoky hifidy ny omby anankiray ho azy
ireny, ka handidididy izany, ka hapetrany eo
ambony ny hazo, fa tsy mba hasiana afo eo
ambaniny: ary izaho hamboatry ny omby
anankiray kosa, ka hametraky izany eo ambony ny hazo, ka tsy hasiana afo eo ambaniny:
24 Dia miantsoa ny anaran' andriamanitrareo hianareo, ary izaho kosa hiantso ny

anarany Iehôvah: ary andriamanitra izay
hamaly amy ny afo, aoky Izy no ho Andria-
manitra. Dia namaly ny olon-drehetra, ka
nanao hoe, Tsara izany teny izany.
25 Ary hoy Elija taminy ireo mpamina-
niny Bala, Fidio omby iray ho anareo, ka
amboary iny voalohany; fa maro hianareo;
dia miantsoa ny anaran' andriamanitrareo
hianareo, fa aza asiana afo eo ambaniny.
26 Dia naka ny omby izay nomeny azy
izareo, dia namboatry izany izareo, ka
niantso ny anarany Bala, hatramy ny
maraina, ka mandra-pitataovovonany ny
andro, ka nanao hoe, Ry Bala ô, henoy
izahay. Fa tsy nisy feo, na izay namaly.
Dia niantsambotsambotra teo ambony ny
fivoadiana izay nataony izareo.
27 Ary raha vao mitataovovonana ny
andro, dia naneso azy Elija, ka nanao hoe,
Miantsoa mafy; fa andriamanitra izy;
angamba miresaka izy, sa manan-draharaha,
sa lasan-davitra izy, sa angamba matory
izy, ka tsy maitsy ho fohazina.
28 Dia niantso tamy ny feo mahery izareo,
ary nandidi-tena tamy ny antsy sy ny
lefona, araky ny fanaony, mandra-pilatsa-
hany ny ra amy ny tenany.
29 Ary rehefa nitataovovonana ny andro,
dia naminany izareo hatramy ny fotoany
ny fanalamboady hariva, fa tsy nisy feo, na
izay namaly, na izay nihaino.
30 Ary hoy Elija tamy ny olon-drehetra,
Manatòna ahy. Dia nanatona azy ny olon-
-drehetra. Ary izy namboatry ny fivoa-
diany Iehôvah izay voa rava.
31 Dia naka vato roa amby ny folo i
Elija, araky ny isany ny fireneny ny zanaky
Iakôba, ilehy lehilahy nilazany ny teniny
Iehôvah hoe, Isiraely no ho anaranao.
32 Ary ireny vato ireny no nanavany
fivoadiana ho any ny anarany Iehôvah:
ary manodidiny ny fivoadiana nataony
hady mahalany voan-javatra roa mifatra.
33 Dia nandahatry ny hazo izy, dia nandi-
didiy ny omby, dia nametraky *ny tapany*
teo ambony ny hazo, ka nanao hoe, Fenoy
rano siny efatra, ka aidino izany amy ny
fanalamboady hodorana sy ny hazo.
34 Ary hoy izy, Atavy indray izany. Dia
nataony indray izany. Ary hoy izy, Atavy
indray koa izany. Dia nataony indray koa.
35 Dia tondraka ny rano nanodidiny ny
fivoadiana, ka no fenoiny ny rano ny hady
koa.
36 Ary nony tamy ny fotoany ny fana-
lamboady hariva, dia nanakeky Elija mpa-
minany, ka nanao hoe, Ry Iehôvah ô,
Andriamanitry Abirahama, sy Isaka, ary
Isiraely, aoka ho fantatra andro any, fa
Hianao no Andriamanitra eo amy ny Isiraely,
ary mpanomponao aho, ka nanao izany
zavatr' izany araky ny teninao aho:
37 Mihainoa ahy, mihainoa ahy, ry
Iehôvah ô, mba ho fantatry ireo olon' ireo,
fa Hianao no Iehôvah Andriamanitra, ary
Hianao no nampiveriny ny fony indray.
38 Dia latsaka ny afony Iehôvah, ka
nandevony ny fanalamboady hodorana,
sy ny hazo, sy ny vato, ary ny vovoka, ary
nandritry ny rano izay teo an-kady.
39 Ary raha nahita izany ny olon-drehe-
tra, dia niankohoka izareo; ary hoy izareo,
Iehôvah, Izy no Andriamanitra; Iehôvah,
Izy no Andriamanitra.
40 Ary hoy Elija taminy, Sambory ireo
mpaminaniny Bala; aza avela hisy hando-
sitra na iray akory. Dia nisambotra azy
izareo, ary Elija nitondra azy nidina ho any
amy ny renirano Kisona, ka no vonoiny
teo izareo.
41 Ary hoy Elija taminy Ahaba, Miakara,
mihinàna, ka misotroa, f' efa mingodongo-
dona ny ranonorana be.
42 Dia niakatra i Ahaba mba hihinana sy
hisotro. F'i Elija kosa niakatra tany an-
-tampony Karimela, dia niankohoka tamy
ny tany, ka nataony ny lohany teo anelane-
lany ny lohaliny.
43 Ary hoy izy tamy ny mpanompony,
Miakara ankehitriny, tazano ny ranoma-
sina. Dia niakatra izy, ka nitazana, ka
hoy izy, Tsy misy na kely akory. Ary hoy
izy, Mandehana indray im-pito.
44 Ary nony *tonga* fahimpito, dia hoy
izy, Misy rahona kely miakatra amy ny
ranomasina, hoatry ny tànan' olona. Ary
hoy izy, Miakara, lazao aminy Ahaba,
Amboary ny *fiarakodianao*, ka midìna,
fandroa voa sakany ny ranonorana hianao.
45 Ary taminy izay, dia nihiamainty ny
lanitra, sady nandrahona no nandrivotra,
ka nisy ranonorana betsaka. Dia nandeha
tamy ny fiarakodia i Ahaba, dia nankany
Iezirela.
46 Ary ny tànany Iehôvah nomba any
Elija: dia nisikiny ny vaniany izy, ka
nihiazakazaka nialoha any Ahaba hatrany
amy ny fidirana any Iezirela.

## TOKO XIX.

Dia no lazainy Ahaba taminy Izebela izay
rehetra efa nataony Elija, sy ny namonoan-
-tsabatra ny mpaminany rehetra.
2 Dia nanirak' olona Izebela hankany
aminy Elija, ka nanao hoe, Hanao izany
amiko anie ireo andriamanitra, ary mihoa-
tra noho izany, raha tsy hataoko ny ainao
tahaky ny ainy ny anankiray aminy ireny
rahamaraina toy izao.
3 Ary raha nahita *izany* izy, dia niaingia,
ka lasa nandeha hamonjy ny ainy, dia nan-
kany Beriseba, izay any Ioda, ary navelany
teo ny mpanompony.
4 F' izy tena kosa nandroso tany an-efitra
làlan-kaleha indrai-andro, dia nandeha, ka
nipetraka teo ambany ny hazo kely anan-
kiray : ary nangataka mba hiala-aina izy, ka
hoy izy, Aoky izay, alao ny aiko ankehitriny,
ry Iehôvah ô ; fa tsy mba tsaratsara kokoa
noho ny razako aho.
5 Dia nandry sy natory teo ambany ny
hazo kely izy, ary indro, nisy anjely nanendry
azy, ka nanao taminy hoe, Mitsangàna, ka
hano.
6 Dia nijery izy, ary indro, teo an-dohany
nisy ampempa iray voa endy tamy ny arina,
ary tavoahangy iray feno rano ; dia nihinana
sy nisotro izy, ka nandry indray.
7 Ary tonga indray fahindroa ny anje-
liny Iehôvah, dia nanendry azy, ka nanao
hoe, Mitsangàna, ka hano, fa lavitr' indrin-
dra ny làlan-kalehanao.
8 Dia nitsangana izy, ka nihinana sy
nisotro, dia nandeha tamy ny heriny izany
hanina izany efa-polo andro sy efa-polo
alina, ho any Horeba tendrombohitr' An-
driamanitra.
9 Ary nony omby teo, dia nankany an-
-johy izy, ka nitoetra teo ; ary indro, ny
teniny Iehôvah nankeo aminy, ka nanao ta-
miny hoe, Manao inona aty hianao, ry Elija ?
10 Ary hoy izy, Efa nazoto indrindra
taminy Iehôvah Andriamanitry ny maro
aho : fa ny zanaky Isiraely efa nahafoy ny
fanekenao : efa nandrava ny fivoadianao,
ary efa namono ireo mpaminaninao tamy
ny sabatra, izareo : ary izaho, dia izaho irery
hiany no sisa ; ary mitady hahafaty ny
aiko izareo.
11 Ary hoy izy, Mivoaha, ka mijanòna eo
ambony ny tendrombohitra eo anatrehany
Iehôvah. Ary indro, nandalo Iehôvah, ary
nisy rivotra lehibe sady mahery namaky ny
tendrombohitra, ka nanorotoro ny vato-
lampy teo anatrehany Iehôvah ; fa tsy teo
anatiny ny rivotra Iehôvah ; ary manaraky
ny rivotra, nisy horohoron-tany ; *fa* tsy teo
anatiny ny horohoron-tany Iehôvah.
12 Ary manaraky ny horohoron-tany, nisy
afo ; *fa* tsy teo anatiny ny afo Iehôvah : ary
manaraky ny afo, nisy feo malemilemy.
13 Ary raha reny Elija izany, dia nana-
ron-damba ny tavany izy, ka nivoaka, dia
nijanona teo amy ny fidirana an-johy. Ary
indro, nisy feo nankeo aminy, ka nanao
hoe, Manao inona aty hianao, ry Elija ?
14 Ary hoy izy, Efa nazoto indrindra
taminy Iehôvah Andriamanitry ny maro
aho, fa ny zanaky Isiraely efa nahafoy ny
fanekenao : efa nandrava ny fivoadianao, ary
efa namono ireo mpaminaninao tamy ny sa-
batra, izareo : ary izaho, dia izaho irery hiany
no sisa ; ary mitady hahafaty ny aiko izareo.
15 Ary hoy Iehôvah taminy, Mandehana,
miverena amy ny làlana nalehanao, ho any
an-efitra Damaseko : ary raha omby eo
hianao, dia manosora any Hazaela ho mpan-
jaka any Siria.
16 Ary Iehio zanaky Nimisy ho hosora-
nao ho mpanjaka any Isiraely, ary Elisa
zanaky Safata avy tany Abela-mehola ho
hosoranao ho mpaminany handimby anao.
17 Ary izay mandositry ny sabatry Ha-
zaela, ho vonoiny Iehio : ary izay mando-
sitry ny sabatry Iehio, ho vonoiny Elisa.
18 Nefa havelako fito arivo amy ny
Isiraely, dia ny lohalikia rehetra izay tsy
nandohalikia taminy Bala, ary ny vava
rehetra izay tsy nitsentsitra azy.
19 Dia niala teo izy, ka nahita any Elisa
zanaky Safata izay nampihiadi-tany ny
omby mikiambana roa amby ny folo teo
alohany, ary izy tena nomba ny faharoa
amby ny folo : dia nanatona azy Elijà, ka
no saronany ny lambany izy.
20 Dia nandao ny omby izy, dia nihiazaka-
zaka hanaraka any Elija, ka nanao hoe,
Masìna hianao, aoka aho handeha hanoroky
ny raiko sy ny reniko, dia vao hanaraka
anao aho. Ary hoy izy taminy, Mandehana,
miverena, fa naninona anao v' aho ?
21 Dia niverina niala taminy izy, ka naka
ny omby roa mikiambana, dia no vonoiny,
ka nahandroiny ny henany tamy ny hazo
fampiasany ny omby, dia nomeny ho any

ny olona, ka nihinana izareo: dia niaingia izy, ka nanaraka any Elija, ka nanompo azy.

TOKO XX.

Ary Beni-hadada mpanjaka any Siria nanangony ny miaramilany rehetra, ary mpanjaka roa amby telo-polo nomba azy, ary soavaly sy kalesy maro: ary niakatra izy, dia nanao fahirano any Samaria, ka niady taminy.
2 Dia nanirak' olona izy hankany an-tanàna ho any aminy Ahaba mpanjaka any Isiraely, ka nanao taminy hoe, Izany no lazainy Beni-hadada,
3 Ahy ny volafotsinao sy ny volamenanao: ahy koa ireo vadinao aman-janakao, dia ny tsara-tarehy indrindra *eo aminy.*
4 Dia namaly ny mpanjaka any Isiraely, ka nanao hoe, Tompoko-lahy, ry mpanjaka ô, anao aho ambany izay rehetra ananako, araky ny teninao.
5 Dia niverin' indray ny iraka, ka nanao hoe, Izany no teniny Beni-hadada hoe, Araky ny nanirahako hanao aminao hoe, Homenao ahy ny volafotsinao sy ny volamenanao, ary ireo vadinao aman-janakao;
6 Dia araky izany tokoa no hanirahako ny mpanompoko ho any aminao, rahamaraina toy izao, ary hizaha ny tranonao sy ny tranony ny mpanomponao izareo; ary na inona na inona no tsara eo imasonao, dia halainy ny tànany, ka ho entiny.
7 Dia niantso ny loholon-drehetra amy ny tany ny mpanjaka any Isiraely, ka nanao hoe, Tandremo, masìna hianareo, k' izahao, fa mitady *hanao* ratsy lehio: f' efa naniraka taty amiko izy, haka ny vadiko sy ny zanako, ary ny volafotsiko sy ny volamenako; ary tsy nandà azy aho.
8 Ary hoy ny loholon-drehetra sy ny vahoaka rehetra taminy, Aza mihaino, na maneky azy hianao.
9 Ka dia hoy izy tamy ny iraky Beni-hadada, Lazao amy ny mpanjaka tompoko-lahy hoe, Izay rehetra nanirahanao taloha ho amy ny mpanomponao no hataoko: f' io zavatr' io tsy azoko hatao. Dia lasa ny iraka, ka namerina teny taminy indray.
10 Dia naniraka i Beni-hadada ho any aminy, ka nanao hoe, Hanao izany amiko anie ireo andriamanitra, ary mihoatra noho izany, raha hisy vovoka any Samaria ampy ho eran-tànan' ila ho any ny isany ny olona izay manaraka ahy.
11 Dia namaly ny mpanjaka any Isiraely, ka nanao hoe, Lazao *aminy* hoe, Aoky tsy hirehareha ny misikina *fiadiana*, toy ny manala.
12 Ary rehefa reny Beni-hadada izany teny izany raha nisotro *toaka* izy, (dia izy ambany ny mpanjaka maro teo an-day,) dia hoy izy tamy ny mpanompony, Milahara hianareo. Dia nilahatra hamely ny tanàna izareo.
13 Ary indro, nisy mpaminany nanatona any Ahaba mpanjaka any Isiraely, ka nanao hoe, Izany no lazainy Iehôvah, Hitanao v' ireo olo-marobe rehetr' ireo? indro, hatolotro any an-tànanao andro any izareo; dia hahalala hianao f' Izaho no Iehôvah.
14 Ary hoy Ahaba, Amin-jovy? Ary hoy izy, Izany no lazainy Iehôvah, Amy ny zatovony ireo andriandahiny ny firazanana. Dia hoy izy, Iza no handahatry ny ady? Ary hoy no famaliny, Hianao.
15 Dia nanisa ny zatovony ireo andriandahiny ny firazanana izy, ary roa amby telo-polo amby roan-jato no isany: ary manarakaraky izany, dia nanisa ny olon-drehetra izy, dia fito arivo lahy ny zanaky Isiraely rehetra.
16 Dia nivoaka izareo nony nitataovovonana ny andro. F' i Beni-hadada nisotro ho leony teo an-day, izy ambany ireny mpanjaka, dia mpanjaka roa amby telo-polo izay nanampy azy.
17 Ary nivoaka voalohany ny zatovony ireo andriandahiny ny firazanana, dia naniraka *hisafo* i Beni-hadada, ary nambara taminy, ka natao hoe, Misy olona sasany nivoaka tany Samaria.
18 Ary hoy izy, Sambory velona izareo, na ho avy hihiavana, na ho avy hiady, dia sambory velona hiany izareo.
19 Ary ireo no efa nivoaka teo an-tanàna, dia ny zatovony ireo andriandahiny ny firazanana, ambany ny miaramila izay nanaraka azy.
20 Ary samy nahafaty olona iray avy izy rehetra: dia nandositra ny olon-TSiria, ka nanenjikia azy ny Isiraely, f' i Beni-hadada mpanjaka any Siria nandositra mitaingin-tsoavaly, ambany ny mpitaingin-tsoavaly sasany.
21 Dia nivoaka ny mpanjaka any Isiraely, dia nametsaky ny soavaly sy ny kalesy izy, ka nahafaty ny olon-TSiria marobe izy.

22 Ary lehy mpaminany nankany amy ny
mpanjaka any Isiraely, ka nanao taminy
hoe, Mandehana, mahereza, dia tandremo,
k' izahao izay hataonao : fa raha vao mihie-
rina ny taona, dia hiakatra ny mpanjaka
any Siria hiady aminao.
23 Ary hoy ny mpanompony ny mpanjaka
any Siria taminy, Andriamanitry ny ten-
drombohitra ireo andriamaniny, ka dia na-
herihery kokoa noho isikia izareo: fa aoky
hiady aminy eo amy ny tany lemaka hiany
isikia, dia haherihery kokoa isikia noho
izareo :
24 Ary atavy izao zavatr' izao: esory
ireo mpanjaka, samy hiala amy ny fitoe-
rany avy, ary tendreo mpifehy sasany
hisolo ireny :
25 Ary atavy ny isany ny miaramilanao
toraky izay miaramilanao very, dia soavaly
hisolo ny soavaly, ary kalesy hisolo ny ka-
lesy : dia hiady aminy eo amy ny tany
lemaka isikia, dia haherihery kokoa noho
izareo tokoa isikia. Dia nihaino ny feony
izy, ka nanao izany.
26 Ary raha vao nihierina ny taona, dia
nanisa ny olon-TSiria i Beni-hadada, ka
niakatra ho any Afeka mba hiady amy ny
Isiraely.
27 Ary rehefa voa isa, ka no vatsiana, ny
zanaky Isiraely, dia lasa nandeha izareo
mba hiady amy *ny olon-TSiria :* ary nitoby
ny zanaky Isiraely teo tandrifiny ireny, toy
ny osy roa toko kely; fa naneniky ny tany
ireo olon-TSiria.
28 Ary tonga ny lehilahin' Andriamanitra,
dia nilaza tamy ny mpanjaka any Isiraely, ka
nanao hoe, Izany no lazainy Iehôvah, Satria
nanao hoe ireo olon-TSiria, Andriamanitry
ny tendrombohitra Iehôvah, fa tsy andria-
manitry ny tany lemaka, dia hatolotro any
an-tànanao ireo olo-marobe rehetr' ireo, dia
hahalala hianareo, f' Izaho no Iehôvah.
29 Dia nitoby nifanandrify hafitoana izy
roa tonta. Ary nony tamy ny andro faha-
fito, dia rekitra ny ady; ary ny zanaky
Isiraely nahafaty ny miaramila Siria man-
deha an-tongotra iray hetsy indrai-andro.
30 Dia nandositra ny sisa hankany Afeka,
ho any an-tanàna, ary ireo olona sisa ireo,
dia fito arivo amby roa alin-dahy, nianjerany
ny mànda. F' i Beni-hadada nandositra,
dia nankany an-tanàna, ka nifindrafindra
trano fierena.
31 Ary hoy ny mpanompony taminy,
Indro, ankehitriny efa nandre izahay, fa
mpanjaka mamindra-fo ny mpanjaky ny
mpianakaviny Isiraely : masìna hianao, aoka
ho fehezinay lamba fisaonana ny vanianay,
ary mahazaka ny lohanay, ka hankany amy
ny mpanjaka any Isiraely; angamba ha-
monjy ny ainao izy.
32 Dia namehy lamba fisaonana ny
vaniany, sy mahazaka ny lohany, izareo, ka
nankany amy ny mpanjaka any Isiraely,
ka hoy izareo, Masìna hianao, hoy Beni-ha-
dada mpanomponao, aoka ho velona aho.
Ary hoy izy, Mbola velona hiany v' izy?
rahalahiko izy.
33 Ary ireo lehilahy nitandrina tsara izay
no lazainy *Ahaba*, ka namonjy faingiana ny
teniny, ary hoy izareo, *Eny*, rahalahinao i
Beni-hadada. Ary hoy izy, Mandehana, ka
alao izy. Dia nivoaka i Beni-hadada han-
kany aminy; ary izy kosa nampiakatra azy
ho amy ny fiarakodia.
34 Ary hoy *Beni-hadada* taminy, Ny ta-
nàna izay efa nalainy ny raiko tamy ny
rainao, dia hampodiko ireny; ary hianao
hanao làlam-be ho anao any Damaseko,
tahaky ny nataony ny raiko tany Samaria.
Ary *hoy Ahaba*, Dia hampandeha anao ami-
ny izany faneken' izany aho. Dia nanao
fanekena taminy izy, ka nampandeha azy.
35 Ary nisy lehilahy zanaky ny mpami-
nany anankiray nilaza tamy ny namany,
araky ny teniny Iehôvah, Masìna hianao,
velezo aho. Ary nandà hamely azy lehy
lehilahy.
36 Ary hoy izy taminy, Satria tsy nana-
raky ny teniny Iehôvah hianao, indro, hisy
liona hamono anao raha vao miala amiko
hianao. Ary raha vao niala taminy izy, dia
nisy liona nahita azy, ka matiny izy.
37 Ary nahita lehilahy hafa indray izy,
ka hoy izy, Masìna hianao, velezo aho. Ary
namely azy lehy lehilahy, dia voany ka
naratra izy.
38 Dia lasa ilehy mpaminany, dia niandry
ny mpanjaka teny an-dàlana izy, ka nody
ho olon-kafa, rehefa voa hoso-davenona ny
tavany.
39 Ary nony nandalo ny mpanjaka, dia
nitaraina tamy ny mpanjaka izy : ary hoy
izy, Efa nivoaka ny mpanomponao teo afo-
voany ny ady; ary indro, nisy lehilahy
nivily, ka nitondra lehilahy tamiko, ka
hoy izy, Ambeno io lehilahy io : raha tàhiny
ho afa-mandositra izy, dia hisolo ny ainy ny

ainao, ary raha tsy izany, dia handoa hanja-
-bolafotsy iray hianao.
40 Ary nony niraharaha, ka nankatsy sy
nankary, ny mpanomponao, dia lasa nan-
dositra izy. Ary hoy ny mpanjaka any
Isiraely taminy, Ho araky izany hiany ny
fitsarana anao; hianao tena efa naneky
izany.
41 Dia nihiafaingiana izy, ka nanesotry
ny lavenona tamy ny tavany; dia fantatry
ny mpanjaka any Isiraely izy, fa namany
ny mpaminany izy.
42 Ary hoy izy taminy, Izany no lazainy
Iehôvah, Satria efa nampandehaninao ho
afaka amy ny tànanao ny lehilahy izay no
tendreko ho vonoina tokoa, dia hisolo ny
ainy ny ainao, ary hisolo ny olony ny
olonao.
43 Dia lasa ny mpanjaka any Isiraely
hankany an-tranony, sady nalahelo no tezi-
tra, dia nankany Samaria.

## TOKO XXI.

Ary rehefa afak' izany zavatr' izany, (sangy
nanan-tanim-boaloboka i Nabota lehilahy
Iezirela, izay tany Iezirela, teo akekiny ny
tranony Ahaba mpanjaka any Samaria,)
2 Dia niteny taminy Nabota i Ahaba, ka
nanao hoe, Omeo ahy ny tanim-boalobokao
mba hataoko fambolen' anana, fa akekiny
ny tranoko iny: ary ho takalozako aminao
tanim-boaloboka tsara lavitra noho iny, sa
homeko anao ny vola tokom-bidiny, raha
tsaratsara kokoa eo imasonao izany.
3 Ary hoy Nabota taminy Ahaba, Sana-
tria izany; fa tsy avelany Iehôvah hanome
anao ny tanin-drazako aho.
4 Ary Ahaba nankany an-tranony, sady
nalahelo no tezitra, noho ny teny izay no
lazainy Nabota lehilahy Iezirela taminy:
satria efa nanao taminy hoe izy, Tsy ha-
nome anao ny tanin-drazako aho. Ary
nandry teo amy ny farafarany izy, dia
nihiodin-tava *ho amy ny lafin-trano*, ka tsy
nety nihina-mofo.
5 Ary Izebela vadiny nankeo aminy, ka
hoy izy taminy, Nahoana no malahelo toy
izany ny fanahinao, ka tsy mihina-mofo
hianao?
6 Ary hoy izy taminy, Satria niteny
taminy Nabota lehilahy Iezirela aho, ka
nanao taminy hoe, Omeo ahy ny tanim-boa-
lobokao, ho vidiko vola, sa ho takalozako
aminao tanim-boaloboka hafa, raha sitraky
ny fonao: ary hoy izy, Tsy homeko anao
ny tanim-boaloboko.
7 Ary hoy Izebela vadiny taminy, Hianao
va no manapaky ny fanjakana any Isiraely
ankehitriny? mitsangàna, hano mofo, ary
aoka ho faly ny fonao; izaho hanome anao ny
tanim-boaloboky Nabota lehilahy Iezirela.
8 Dia nanoratra taratasy tamy ny anarany
Ahaba izy, ka nasiany kase, ary nampiton-
drainy ireny taratasy ireny ho amy ny loho-
lona, sy ny andriandahy izay teo an-tanà-
nany, dia izay niara-nitoetra taminy Nabota.
9 Ary izany no soratany teo amy ny tara-
tasy, hoe, Miantsoa fifadiana, ka ampitoero
ambony eo amy ny olona i Nabota.
10 Ary asivy roa lahy zanaky Belialy eo
tandrifiny hiampanga azy, sy hanao hoe, Efa
nanompa an' Andriamanitra sy ny mpan-
jaka hianao: ary ento mivoaka izy, ka
torahy vato, mandra-pahafatiny.
11 Dia nataony ny olona teo an-tanànany,
dia ny loholona sy ny andriandahy izay no-
nina teo an-tanànany, araky izay no lazainy
Izebela taminy, dia araky izay no soratany
teo amy ny taratasy izay nampitondrainy
tany aminy.
12 Dia niantso fifadiana izareo, ka nampi-
toetra any Nabota tamy ny fitoeran'
ambony indrindra, teo amy ny olona.
13 Dia niditra lehy roa lahy zanaky Be-
lialy, ka nipetraka teo tandrifiny: ary ni-
ampanga azy ireo lehilahy ratsi-fanahy ireo,
dia i Nabota *no nampangainy* teo anatre-
hany ny olona, ka nataony hoe, Efa nanompa
an' Andriamanitra sy ny mpanjaka i Nabota.
Dia nampivoaka azy tamy ny tanàna izareo,
dia no torahiny vato izy, ka maty.
14 Dia naniraka taminy Izebela izareo, ka
nanao hoe, Voa tora-bato i Nabota, ka maty.
15 Ary rehefa reny Izebela fa voa tora-
-bato i Nabota, dia hoy Izebela taminy
Ahaba, Mitsangàna, ka alao ho anao ny
tanim-boaloboky Nabota lehilahy Iezirela,
izay no lazainy fa tsy hamidiny aminao: fa
tsy velona intsony Nabota, fa maty.
16 Ary raha reny Ahaba fa maty Nabota,
dia niaingia i Ahaba hidina any amy ny
tanim-boaloboky Nabota lehilahy Iezirela,
mba haka iny ho fananany.
17 Dia nankeo aminy Elija lehilahy Tisiba
ny teniny Iehôvah, ka nanao hoe,
18 Miaingià, midìna hihaona aminy Ahaba

mpanjaka any Isiraely izay any Samaria:
indro, eo amy ny tanim-boaloboky Nabota
izy, fa lasa-nidina ho any, mba haka iny
ho fananany, izy.
19 Ary hiteny aminy hianao, ka hanao
hoe, Izany no lazainy Iehôvah, Efa namono
va hianao, ka naka ho anao koa? Dia
hiteny aminy hianao, ka hanao hoe, Izany
no lazainy Iehôvah, Ny fitoerana izay nilelafany
ny amboa ny rany Nabota, no hilelafany
ny amboa ny ranao, dia ny anao koa.
20 Ary hoy Ahaba taminy Elija, Efa hitanao
v' aho, ry fahavaloko? ary hoy izy kosa,
Efa hitako hianao; satria efa nivaro-tena
hanao ratsy eo imasony Iehôvah hianao.
21 Indro, hitondra ratsy aminao Aho: ary
handringiany ny zanakao Aho, ka ho fongorako
amy ny mpianakaviny Ahaba ny
lahy rehetra, dia izay narovana, sy izay
navela teo amy ny Isiraely.
22 Ary hataoko tahaky ny ankohonany
Ieroboama zanaky Nebata, ary tahaky ny
ankohonany Basa zanaky Ahia, ny ankohonanao,
noho ny fampahatezerana izay nampahatezeranao
Ahy, sy nampanotanao ny
Isiraely.
23 Ary ny aminy Izebela koa, misy teniny
Iehôvah, manao hoe, Ny amboa hihinana any
Izebela eo anilany ny mànda any Iezirela.
24 Izay tamingiany Ahaba maty any an-tanàna,
ho haniny ny amboa; ary izay
maty any an-tsaha, ho haniny ny voro-manidina.
25 Fa tsy misy manahaka any Ahaba
tokoa, izay nivaro-tena hanao ratsy eo
imasony Iehôvah, dia izay namporisihiny
Izebela vadiny.
26 Ary nanao vetaveta indrindra izy, fa
nanaraky ireny sampy izy, araky izay rehetra
nataony ny Amôra izay no roahiny
Iehôvah teo anoloany ny zanaky Isiraely.
27 Ary rehefa reny Ahaba izany teny
izany, dia nandriatry ny lambany izy, dia
nanisy lamba fisaonana tamy ny nofony, ka
tsy nihinan-kanina, dia nandry tamy ny
lamba fisaonana, ka nandeha nijoredretra.
28 Dia nankeo aminy Elija lehilahy Tisiba
ny teniny Iehôvah, ka nanao hoe,
29 Hitanao va f'efa nanetri-tena teo anatrehako
i Ahaba? satria efa nanetri-tena
teo anatrehako izy, dia tsy mba ho entiko
ny ratsy amy ny androny izy tena, fa amy
ny androny ny zanany no hitondrako ny
ratsy amy ny ankohonany.

## TOKO XXII.

Dia lany telo taona, ka tsy nisy ady tamy
ny olon-TSiria sy ny Isiraely.
2 Ary nony tamy ny taona fahatelo,
dia nidina Iehôsafata mpanjaka any Ioda
hankany amy ny mpanjaka any Isiraely.
3 Ary hoy ny mpanjaka any Isiraely tamy
ny mpanompony, Fantatrareo va fa antsikia
i Ramota any Gileada, dia hitoetra foana
v'isikia, ka tsy haka izany amy ny tànany
ny mpanjaka any Siria?
4 Ary hoy izy taminy Iehôsafata, Mba
hiaraka amiko hiady any Ramota any
Gileada va hianao? Ary hoy Iehôsafata
tamy ny mpanjaka any Isiraely, Anao aho,
olonao ny oloko, ary soavalinao ny soavaliko.
5 Ary hoy Iehôsafata tamy ny mpanjaka
any Isiraely, Masìna hianao, manontania
ny teniny Iehôvah andro any.
6 Dia nampiangoniny ny mpanjaka any
Isiraely ny mpaminany tokony ho efa-jato
lahy, ka hoy izy taminy ireny, Tokony
handeha hanafikia any Ramota Gileada v'
aho, sa tsia? Ary hoy izareo, Miakara, fa
hatolotry Iehôvah any an-tanàny ny mpanjaka
*iny*.
7 Ary hoy Iehôsafata, Tsy misy mpaminaniny
Iehôvah koa va aty hanontaniantsikia
azy?
8 Ary hoy ny mpanjaka any Isiraely
taminy Iehôsafata, Mbola misy lehilahy
iray hiany, i Mikaia zanaky Imila, izay
azontsikia hanontaniana ny teniny Iehôvah:
anefa halako izy; fa tsy maminany soa ho
ahy izy, fa ratsy hiany. Ary hoy Iehôsafata,
Aza manao teny toy izany, ry mpanjaka.
9 Dia niantso manam-boninahitra anankiray
ny mpanjaka any Isiraely, ka nanao
hoe, Alao faingiana i Mikaia zanaky Imila.
10 Ary ny mpanjaka any Isiraely sy
Iehôsafata mpanjaka any Ioda samy nipetraka
teo ambony ny lapany avy, ary samy
nitafy lamba teo amy ny fitoerana malalaka
teo anilany ny fidirana amy ny vavahadiny
Samaria: ary ny mpaminany rehetra naminany
teo anatrehany izy roa lahy.
11 Dia nanao tandro-by ho an-tena i
Zedekia zanaky Kenana, ary hoy izy, Izany
no lazainy Iehôvah, ireo no hanotoanao ny
olon-TSiria, mandra-pahalaninao izareo.
12 Ary ny mpaminany rehetra naminany

araky izany, ka nanao hoe, Miakara any Ramota any Gileada, ka mahazoa: fa hatolotry Iehôvah any an-tànany ny mpanjaka *iny*.

13 Ary lehy iraka izay lasa hiantso any Mikaia, dia niteny taminy, ka nanao hoe, Indro, ankehitriny mirai-vava ny mpaminany hilaza soa amy ny mpanjaka: masìna hianao, aoky ny teninao hanahaky ny teniny ny anankiray aminy ireny, ka hiteny soa.

14 Ary hoy Mikaia, Raha velona koa Iehôvah, izay lazainy Iehôvah amiko no ho lazaiko.

15 Dia nankany amy ny mpanjaka izy. Ary hoy ny mpanjaka taminy, Ry Mikaia, handeha hiady aminy Ramota any Gileada v' isikia, sa tsia? Ary hoy izy taminy, Mandehana ka mahazoa, fa hatolotry Iehôvah any an tànany ny mpanjaka *iny*.

16 Ary hoy ny mpanjaka taminy, Impiry no hampianianako anao, mba tsy ho lazainao amiko na kely akory, afa tsy izay marina hiany amy ny anarany Iehôvah?

17 Ary hoy izy, Efa hitako ny Isiraely rehetra, niely teny an-tendrombohitra toy ny ondry tsy mana-mpiandry, ary hoy Iehôvah, Tsy manan-tompo ireo olon' ireo, aoka samy hiverina soa aman-tsara ho any an-tranony avy izareo.

18 Ary hoy ny mpanjaka any Isiraely taminy Iehôsafata, Tsy mba no lazaiko taminao, fa tsy mety maminany soa ho ahy izy, fa ratsy hiany?

19 Ary hoy izy, Koa mihainoa ny teniny Iehôvah hianao: Izaho nahita any Iehôvah mipetraka eo ambony ny lapany, ary ny hamaroana rehetra amy ny lanitra mijanona eo anilany, amy ny ankavanany, sy ny ankaviany?

20 Ary hoy Iehôvah, Iza no hamitaka any Ahaba mba hiakarany ho lavo any Ramota any Gileada? Ary hoy zavatr' iray ny anankiray, ary zavatra hafa ny anankiray kosa.

21 Dia nivoaka ny fanahy anankiray, dia nijanona teo anatrehany Iehôvah, ka hoy izy, Izaho no hamitaka azy.

22 Ary hoy Iehôvah taminy, Amin' inona? Ary hoy izy, Handeha aho, ka ho fanahy mandaingia eo am-bavany ny mpaminaniny rehetra aho. Ary hoy izy, Ho fitahinao izy, ka ho resinao hiany; mandehana, ka atavy izany.

23 Ary ankehitriny, indro, efa nasiany Iehôvah fanahy mandaingia teo am-bavany ireo mpaminaninao rehetr' ireo, ary Iehôvah efa niteny ratsy hanohitra anao.

24 Dia nanatona i Zedekia zanaky Kenana, dia namely ny takolaky Mikaia, ka hoy izy, Aiza no làlana nialany ny fanahiny Iehôvah tamiko, hiteny aminao?

25 Ary hoy Mikaia, Indro, ho hitanao aminy izay andro hifindrafindranao trano miefitra hierenao.

26 Ary hoy ny mpanjaka any Isiraely, Sambory Mikaia, ka ento miverina any aminy Amona mpanapaky ny tanàna, sy Ioasa zanaky ny mpanjaka:

27 Ary lazao hoe, Izany no lazainy ny mpanjaka, Atavy eo an-trano maizina ilehio, ka ampihinano mofo fahoriana, ary *ampisotroy* rano fahoriana izy, mandra-pahatonga soa aman-tsara aho.

28 Ary hoy Mikaia, Raha miverina soa aman-tsara hianao, *dia atavy hoe fa* tsy mbola nampiteny ahy Iehôvah. Ary hoy izy, Samia mihaino hianareo, ry olon-drehetra.

29 Dia niakatra ho any Ramota any Gileada ny mpanjaka any Isiraely ambany Iehôsafata mpanjaka any Iôda.

30 Ary hoy ny mpanjaka any Isiraely taminy Iehôsafata, Hody ho olon-kafa *aho*, ka hitsapaka eo afovoany ny ady, fa hianao, tafio ny lambanao hiany. Dia nody ho olon--kafa ny mpanjaka any Isiraely, ka nankeo afovoany ny ady.

31 Fa ny mpanjaka any Siria nandidy ny mpifehy roa amby telo-polo lahy izay nitandriny ny kalesiny, ka nanao hoe, Aza miady na amy ny kely na amy ny lehibe hianareo, fa amy ny mpanjaka any Isiraely hiany.

32 Ary raha nahita any Iehôsafata ireo mpifehy ny kalesy, dia hoy izareo, Mpanjaka any Isiraely tokoa ilehio. Dia nitodikia izareo, mba hiady aminy; dia niantsoantso Iehôsafata.

33 Ary rehefa hitany ireo mpifehy ny kalesy, fa tsy mpanjaka any Isiraely izy, dia niverina, ka tsy nanenjikia azy izareo.

34 Ary nisy lehilahy anankiray, izay nandefa tsipìkia kitoatoa, ka nahavoa ny mpanjaka any Isiraely teo anelanelany ny fikiambanany ny fiarovan-tratra; dia hoy izy tamy ny mpampandeha ny kalesiny.

Avereno ny tànanao, ka ento mivoaka eo afovoany ny mpiady aho, fa voa aho.
35 Ary nihiamafy ny ady taminy izany andro izany; ary no tohanana ny mpanjaka teo anatiny ny kalesiny, teo tandrifiny ny olon-TSiria; ary maty izy rehefa harivariva ny andro: ary nitsoriaka ny ra tamy ny fery teo anatiny ny kalesy.
36 Dia nantsoina an-kabary teo amy ny toby rehetra, rehefa tokony hilentikia ny masoandro, ka natao hoe, Samia mody ho any an-tanànany avy, ary ho any amy ny taniny avy, hianareo rehetra.
37 Ka dia maty ny mpanjaka, ka nentina ho any Samaria; dia nandeviny ny mpanjaka tany Samaria ny olona.
38 Ary nisy sasany nanasa ny kalesy teo am-parihy any Samaria; ary no lelafiny ny amboa ny rany *ny mpanjaka*, (ary ny mpijangajanga nanasa *azy*,) araky ny teniny Iehôvah izay efa no lazainy.
39 Ary ny asany Ahaba sisa, dia izay rehetra nataony, ary ny trano ioory izay nataony, sy ny tanàna rehetra izay nataony, tsy voa soratra eo amy ny bokiny ny tantarany ny mpanjaka any Isiraely v' izany?
40 Ary Ahaba nodi-nandry tamy ny razany; ary Ahazia zanany nanjaka nandimby azy.
41 Ary Iehôsafata zanaky Asa vao nanjaka tamy ny Ioda, tamy ny fahefa-taonany Ahaba mpanjaka any Isiraely.
42 Ary efa dimy amby telo-polo taona Iehôsafata, raha vao nanjaka, ary nanjaka dimy amby roa-polo taona tany Ieriosalema izy. Ary Azioba zanaka-vaviny Silihy no anaran-dreniny.
43 Ary *Iehôsafata* koa nandeha tamy ny làlan-drehetra nalehany Asa rainy: tsy niala taminy izany izy, fa nanao izay marina teo imasony Iehôvah: kandrefa tsy mba nanesotry ny fitoeran' avo izy, fa ny olona mbola nanala-voady, ka nandoro zava-manitra teo amy ny fitoeran' avo hiany.
44 Ary Iehôsafata nanao fihiavanana tamy ny mpanjaka any Isiraely.
45 Ary ny asany Iehôsafata sisa, ambany ny zava-mahery nataony, sy ny niadiany, tsy voa soratra eo amy ny bokiny ny tantarany ny mpanjaka any Ioda v' izany?
46 Ary ny mpanao filan-dratsy sisa izay efa navela tamy ny androny Asa rainy, dia no roahiny hiala amy ny tany.
47 Ary tsy nisy mpanjaka tany Edoma; fa olona voa tendry no mpanapaka.
48 Iehôsafata dia nanan-tsambo Tarisisa folo no tendreny hankany Ofira haka volamena: nefa tsy afaka nandeha, fa vaky tany Eziona-gebera ny sambo.
49 Dia hoy Ahazia zanaky Ahaba taminy Iehôsafata, Aoky ny mpanompoko hiaraka amy ny mpanomponao any an-tsambo. Fa tsy nety Iehôsafata.
50 Ary Iehôsafata nodi-nandry tamy ny razany, ka nalevina teo amy ny razany tany an-tanànany Davidy rainy; ary Iehôrama zanany nanjaka nandimby azy.
51 I Ahazia zanaky Ahaba vao nanjaka tamy ny Isiraely tany Samaria tamy ny fahafito amby ny folo taonany Iehôsafata mpanjaka any Ioda, ary nanjaka roa taona tamy ny Isiraely izy.
52 Ary nanao ratsy teo imasony Iehôvah izy, ka nandeha tamy ny làlana nalehany ny rainy, sy tamy ny làlana nalehany ny reniny, ary tamy ny làlana nalehany Ieroboama zanaky Nebata izay nampanota ny Isiraely:
53 Fa nanompo any Bala, ary nivavaka taminy, izy, ka nampahatezitra any Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely, araky izay rehetra nataon-drainy.

---

# NY FAHAROANY NY BOKINY NY MPANJAKA.

TOKO I.

DIA niodina tamy ny Isiraely ny Moaba,
rehefa maty Ahaba.
2 Ary Ahazia nianjera tamy ny loaka
tany an-trano miefitra ambony, tany Samaria, ka narary: dia nanirak' olona izy,
ka hoy izy taminy, Mandehana, manontania
aminy Beli-zeboba, andriamanitry ny Ekirôna, na ho sitrana aho aminy io aretin'
io, na tsia.
3 Ary hoy ny anjeliny Iehôvah taminy
Elija lehilahy Tisiba, Miaingià, miakara
hihaona amy ny iraky ny mpanjaka any
Samaria, ka lazao aminy hoe, Tsy misy
Andriamanitra eo amy ny Isiraely va no
mandeha hanontany any Beli-zeboba andriamanitry ny Ekirôna hianareo?
4 Koa izany no lazainy Iehôvah; Tsy
hidina hiala amy ny farafara izay niakaranao hianao, fa maty tokoa hianao. Dia
lasa i Elija.
5 Dia niverina ho any amy ny mpanjaka
ny iraka, ary hoy ny mpanjaka taminy,
Nahoana no miverina hianareo?
6 Ary hoy izy taminy, Nisy lehilahy
niakatra hitsena anay, ka hoy izy taminay,
Mandehana, miverena any amy ny mpanjaka izay naniraka anareo, ka lazao aminy
hoe, Izany no lazainy Iehôvah, Tsy misy
Andriamanitra eo amy ny Isiraely va no
naniraka hanontany any Beli-zeboba andriamanitry ny Ekirôna hianao? k' izany no
tsy hidinanao hiala amy ny farafara izay
niakaranao, fa maty tokoa hianao.
7 Ary hoy izy taminy, Lehilahy manao
ahoana v' ilehy niakatra hitsena anareo, ka
nilaza izany teny izany taminareo?
8 Ary hoy izareo taminy, Lehilahy voloina izy, ary misikina fisikinan-koditra ny
vaniany. Dia hoy izy kosa, I Elija lehilahy
Tisiba izy.
9 Dia nirahiny ny mpanjaka mpifehy
dimam-polo anankiray, ambany ny olony
dimam-polo lahy, hankany aminy. Dia
niakatra ho any aminy izy; ary indro,
nipetraka tany an-tampon-tanety izy; ary
izy kosa niteny, ka nanao taminy hoe,
Midìna hianao, ry lehilahin' Andriamanitra,
hoy ny mpanjaka.
10 Dia namaly Elija, ka nanao tamy ny
mpifehy ny dimam-polo hoe, Raha lehilahin' Andriamanitra aho, aoky hilatsaka ny
afo avy any an-danitra, ka handevona anao
ambany ny olonao dimam-polo lahy. Dia
latsaka ny afo avy tany an-danitra, ka
nandevona azy ambany ny olony dimam-polo lahy.
11 Dia nirahiny *ny mpanjaka* indray
mpifehy dimam-polo hafa, ambany ny olony
dimam-polo lahy, hankany aminy. Ary
izy niteny, ka nanao taminy hoe, Midìna
faingiana hianao, ry lehilahin' Andriamanitra, hoy ny mpanjaka.
12 Dia namaly Elija, ka nanao taminy
ireo hoe, Raha lehilahin' Andriamanitra
aho, aoky hilatsaka ny afo avy any an-danitra, ka handevona anao ambany ny
olonao dimam-polo lahy. Dia latsaka ny
afon' Andriamanitra, avy tany an-danitra,
ka nandevona azy, ambany ny olony
dimam-polo lahy.
13 Dia nirahiny *ny mpanjaka* mpifehy
dimam-polo hafa koa, ambany ny olony
dimam-polo lahy. Dia niakatra ny mpifehy
ny dimam-polo, ilehy fahatelony, ka nandohalikia teo anatrehany Elija, dia nifona
taminy, ka nanao taminy hoe, Masìna
hianao, ry lehilahin' Andriamanitra, aoka ho
soa eo imasonao ny aiko, sy ny ainy ireo
mpanomponao dimam-polo ireo:
14 Indro, nisy afo latsaka avy tany an-danitra, ka nandoro ny mpifehy dimam-polo roa voalohany, ambany ny olony
dimam-polo avy; nefa aoka ho soa eo
imasonao ny aiko ankehitriny.
15 Ary hoy ny anjeliny Iehôvah taminy
Elija, Midìna hiaraka aminy hianao; aza
matahotra azy. Dia niaingia izy, ka nidina
niaraka taminy ho any amy ny mpanjaka.

16 Ary hoy izy taminy, Izany no lazainy
Iehôvah, Sangy nanirak' olona hanontany
any Beli-zeboba andriamanitry ny Ekirôna
hianao, fa nataonao angaha fa tsy misy
Andriamanitra eo amy ny Isiraely hanon-
tanianao ny teniny: koa izany no tsy hidina-
nao hiala amy ny farafara izay niakaranao,
fa maty tokoa hianao.
17 Ka dia maty izy, araky ny teniny
Iehôvah izay no lazainy Elija: ary
Iehôrama nanjaka nandimby azy tamy ny
taona faharoany Iehôrama zanaky Iehôsa-
fata mpanjaka any Ioda; fa tsy nanan-
-janaka-lahy izy.
18 Ary ny asany Ahazia sisa izay nataony,
tsy voa soratra eo amy ny bokiny ny tanta-
rany ny mpanjaka any Isiraely v' ireny?

## TOKO II.

Ary rehefa hampiakariny Iehôvah i Elija
amy ny tadio ho any an-danitra, dia niara-
-niala tany Giligaly i Elija sy Elisa.
2 Ary hoy Elija taminy Elisa, Masìna
hianao, mijanòna eto; f' efa nirahiny Ie-
hôvah ho any Betela aho. Ary hoy Elisa,
Raha velona koa Iehôvah, ary raha velona
koa ny ainao, tsy mba handao anao aho.
Dia nidina ho any Betela izy roa lahy.
3 Dia nivoaka ireo zana-mpaminany izay
tany Betela, hankany aminy Elisa, ka nanao
taminy hoe, Fantatrao va fa halainy Ie-
hôvah eo amy ny lohanao ny tomponao
anio? Ary hoy izy, Eny, fantatro hiany
izany, fa mangìna hianareo.
4 Ary hoy Elija taminy, Masìna hianao,
ry Elisa, mijanòna eto, f' efa nirahiny Ie-
hôvah ho any Ierikô aho. Ary hoy izy,
Raha velona koa Iehôvah, ary raha velona
koa ny ainao, tsy mba handao anao aho.
Ka dia lasa hankany Ierikô izy roa lahy.
5 Dia nanatona any Elisa ireo zana-
-mpaminany izay tany Ierikô, ka hoy izareo
taminy, Fantatrao va fa halainy Iehôvah eo
amy ny lohanao ny tomponao anio? Ary
hoy izy, Eny, fantatro hiany izany, fa
mangìna hianareo.
6 Ary hoy Elija taminy, Masìna hianao,
mijanòna eto, f' efa nirahiny Iehôvah ho
any Ioridany aho. Ary hoy izy, Raha
velona koa Iehôvah, ary raha velona koa
ny ainao, tsy mba handao anao aho. Dia
lasa nandeha izy roa lahy.
7 Ary ny zana-mpaminany dimam-polo
lahy nandeha, dia nijanona teo tandrify,
eny lavitr' eny; ary izy roa lahy kosa
nijanona teo amorony Ioridany.
8 Ary Elija naka ny lambany, dia nama-
lony *izany*, ka namely ny rano, dia nisara-
ka ho etsy sy ho eroana *ny rano*, ka lasa
nandia ny tany maina izy roa lahy.
9 Ary nony efa lasana izy roa lahy, dia
hoy Elija taminy Elisa, Angataho izay ha-
taoko ho anao dieny tsy mbola misaraka
aminao aho. Ary hoy Elisa, Masìna hianao,
aoky ny fanahinao roa toko hitoetra amiko.
10 Ary hoy izy, Zava-tsarotra nangata-
hinao: kanefa, raha mahita ahy misaraka
aminao hianao, dia ho anao izany, fa raha
tsy izany, dia tsy ho anao izany.
11 Ary raha mbola nandeha sy niresaka
hiany izy roa lahy; dia, indro, niseho fia-
rakodia-afo, sy soavaly afo, ka nampisaraka
azy roa lahy, ary Elija niakatra tanatiny
ny tadio ho any an-danitra.
12 Ary Elisa raha nahita, dia nitaraina,
ka nanao hoe, Raiko, raiko, fiarako-
diany ny Isiraely, sy mpitaingin-tsoa-
valiny. Ary tsy nahita azy intsony izy.
Dia nitana ny lambany izy, ka no triariny
ho tapaka roa misasaka.
13 Dia naka ny lambany Elija izay efa
latsaka taminy izy, dia niverina, ka nija-
nona teo amorony Ioridany;
14 Ary nalainy ny lambany Elija izay efa
latsaka taminy, dia namely ny rano, ka
hoy izy, Aiza Iehôvah Andriamanitry Elija?
Ary rehefa namely ny rano izy, dia nisara-
ka ho etsy sy ho eroana *ny rano:* ka
dia tafita i Elisa.
15 Ary raha nahita azy ireo zana-mpami-
nany izay nitazana tany Ierikô, dia hoy
izareo, Ny fanahiny Elija mitoetra aminy
Elisa. Ary nandeha hitsena azy izareo, dia
niankohoka tamy ny tany teo anatrehany.
16 Ary hoy izareo taminy, Indro ankehi-
triny, misy dimam-polo lahy mahery eo
amy ny mpanomponao: masìna hianao,
aoka handeha ka hitady ny tomponao
izareo: fandroa nampiakatra azy ny Fana-
hiny Iehôvah, ka natsipiny tany an-tendrom-
bohitra anankiray, sa tany an-dohasaha
anankiray. Ary hoy izy, Aza maniraka
hianareo.
17 Ary raha nanery azy mafy izareo, ka
menatra izy, dia hoy izy, Maniraha àry. Dia
naniraka dimam-polo lahy izareo, ary izareo
nitady azy hateloana, fa tsy hitany.

18 Ary rehefa niverina ho any aminy
indray izareo, (fa nitoetra tany Ierikô izy,)
dia hoy izy taminy, Tsy nataoko taminareo
hoe va, Aza mandeha?
19 Ary hoy ny lehilahiny ny tanàna
taminy Elisa, Jereo, masìna hianao, fa
tsara fitoerana io tanàn' io, tahaky izay
hitany ny tompoko; fa ratsy rano ary tsy
mahavoka-javatra ny tany.
20 Ary hoy izy, Itondray lovia vaovao
aho, ka asivy fanasina eo anatiny. Dia
nentiny ho any aminy.
21 Dia nankany amy ny loharano izy,
dia natsipiny teo ny fanasina, ka hoy izy,
Izany no lazainy Iehôvah, Izaho efa naha-
mamy ireo rano ireo: tsy hisy zava-maha-
faty eo intsony, sa *tany* tsy mahavokatra.
22 Ka dia mamy ny rano mandrak' andro
any, araky ny teny izay no lazainy Elisa.
23 Dia niaka-niala teo hankany Betela
izy; ary nony niakatra teny an-dàlana izy,
dia nivoaka ny ankizy madinikia tany an-
-tanàna, dia nanakora azy, ka nanao taminy
hoe, Miakara hianao lehy sola, miakara
hianao lehy sola.
24 Dia nitodikia izy, ka nijery azy, dia
nanozona azy tamy ny anarany Iehôvah.
Dia nivoaka tany an-ala ny bera vavy roa,
ka namiravira ny ankizy madinikia roa
amby efa-polo teo.
25 Ary niala teo hankany an-tendrombo-
hitra Karimela izy, dia niala teo, ka nive-
rina ho any Samaria.

## TOKO III.

Ary Iehôrama zanaky Ahaba vao nanjaka
tamy ny Isiraely tany Samaria tamy ny
fahavalo amby ny folo taonany Iehôsafata
mpanjaka any Ioda, ary nanjaka roa amby
ny folo taona izy.
2 Ary izy mba nanao ratsy hiany teo
imasony Iehôvah; fa tsy tahaka an-drainy,
na tahaka an-dreniny: fa nanesotra any
Bala, endri-javatra izay nataon-drainy,
izy.
3 Nefa nandroso hiany izy tamy ny faho-
tany Ieroboama zanaky Nebata, izay
nampanota ny Isiraely; ka tsy niala
taminy izany izy.
4 Ary Mesa mpanjaka any Moaba nanan'
ondry betsaka, ka nampitondra, ho any ny
mpanjaka any Isiraely, zanak' ondry iray
hetsy, sy ondri-lahy iray hetsy ambany ny
volony, ho hetra.
5 Fa rehefa maty Ahaba, dia niodina ny
mpanjaka any Moaba tamy ny mpanjaka
any Isiraely.
6 Ary Iehôrama mpanjaka nivoaka tany
Samaria taminy izany andro izany, ka
nanisa ny Isiraely rehetra.
7 Dia lasa nandeha izy, dia nanirak'
olona ho any aminy Iehôsafata mpanjaka
any Ioda, ka nanao hoe, Ny mpanjaka any
Moaba efa niodina tamiko: homba ahy va
hianao hiady amy ny Moaba? Ary hoy
izy, Hiakatra aho, dia izaho to' anao, ny
oloko toy ny olonao, ary ny soavaliko toy
ny soavalinao.
8 Ary hoy izy, Aiza no làlana izay hiaka-
rantsikia? Ary hoy izy kosa, Ny làlana
mamaky ny efitry ny Edoma.
9 Ka dia nandeha ny mpanjaka any Isi-
raely, sy ny mpanjaka any Ioda, ary ny
mpanjaka any Edoma: ary nandeha nano-
didina làlana hafitoan' andro izareo, dia tsy
nisy rano ho sotroiny ny miaramila, sy ny
biby izay nentiny hanaraka azy.
10 Ary hoy ny mpanjaka any Isiraely,
Endrisy! f' Iehôvah efa nampiangony ireo
mpanjaka telo ireo, mba hanolotra azy any
an-tànany ny Moaba.
11 Fa hoy Iehôsafata, Tsy misy mpami-
naniny Iehôvah va ato hampanontanian-
tsikia azy any Iehôvah? dia namaly anan-
kiray amy ny mpanompony ny mpanjaka
any Isiraely, ka nanao hoe, Aty Elisa,
zanaky Safata, lehy nanidin-drano tamy ny
tànany Elija.
12 Ary hoy Iehôsafata, Manany ny teniny
Iehôvah izy. Ary ny mpanjaka any
Isiraely, sy Iehôsafata, ary ny mpanjaka
any Edoma, dia nidina hankeo aminy.
13 Ary hoy Elisa tamy ny mpanjaka any
Isiraely, Maninona anao v' aho? mande-
hana any amy ny mpaminanin-drainao,
sy ny mpaminanin-dreninao, hianao. Ary
hoy ny mpanjaka any Isiraely taminy,
Tsia: f' Iehôvah no efa nampiangony ireo
mpanjaka telo ireo mba hanolotra azy any
an-tànany ny Moaba.
14 Ary hoy Elisa, Raha velona koa Ie-
hôvah Tompony ny maro, Izay ijanonako
eo anatrehany, raha tsy nanaja ny tarehiny
Iehôsafata mpanjaka any Ioda aho, dia tsy
efa hanatrikia anao na hijery anao akory
aho.

15 Fa ankehitriny ento aty amiko ny
mpitendry lokanga. Ary rehefa nitendry
ny mpitendry lokanga, dia latsaka taminy
*Elisa* ny tànany Iehôvah.
16 Ary hoy izy, Izany no lazainy Iehôvah,
Asivy hady bebe haneniky io lohasaha io.
17 Ary izany no lazainy Iehôvah, Tsy
hahita rivotra, na hahita ranonorana, hiana-
reo; nefa ho feno rano io lohasaha io, mba
hisotroanareo, sy ny ombinareo, ary ny
bibinareo:
18 Ary zavatra kely eo imasony Iehôvah
izany: fa hanolotry ny olo-Moaba koa ho
any an-tànanareo Izy:
19 Dia hamely ny tanàna mirova rehetra,
sy ny tanàna tsara indrindra rehetra, hia-
nareo, ka hijinja ny hazo tsara rehetra, sy
hanampiny ny loharano rehetra, ary ny
tany tsara rehetra ho simbanareo amy ny
vato.
20 Ary nony maraina, raha naterina ny
fanatitra ho hanina, indro, nisy rano nande-
ha tamy ny làlana mankany Edoma, ka
feno rano ny tany.
21 Ary rehefa reny ny olo-Moaba rehetra,
f' efa niakatra ny mpanjaka roa mba hiady
aminy, dia nanangony izay rehetra maha-
tan-defona sy ny mihoatra noho izany
izareo kosa, ka nijanona teo amy ny fari-
-tany.
22 Ary nifoha maraina koa izareo, ary ny
masoandro namirapiratra tambony ny rano,
ary ny olo-Moaba teny an-dafy nahita ny
rano, mena tahaky ny ra.
23 Ary hoy izareo, Ra io: efa voa
simba tokoa ireo mpanjaka, k' efa nifa-
mely izy roa tonta: andeha ankehitriny
hamabo, ry Moaba.
24 Fa nony efa tonga teo an-tobiny ny
Isiraely izareo, dia nitsangana ny olon-
-Isiraely, ka namely ny olo-Moaba, dia
nandositra teo anoloany izareo: f' izareo
kosa nandroso hamely ny olo-Moaba, dia
hatrany amy ny taniny.
25 Dia no ravany ny tanàna, ary samy
nanipy vato tamy ny tany soa rehetra ny
olon-drehetra, ka dia no fenoiny *vato* iny;
dia no tampenany ny loharano rehetra, ary
ny hazo tsara rehetra no jinjany: fa tany
Kiri-hareseta hiany no navelany ny vatony;
kanefa ny mpanao antsamotady nano-
didiny *ny tanàna*, ka no veleziny.
26 Ary rehefa hitany ny mpanjaka any
Moaba, fa tsy teliny ny ady, dia nitondra
fiton-jato lahy izay nahatan-tsabatra homba
azy izy, mba handrava-lahatra hatramy ny
mpanjaka any Edoma: fa tsy nahay
izareo.
27 Dia nalainy ny zanani-lahy matoa
izay efa hanjaka handimby azy, ka nentiny
ho fanatitra hodorana teo ambony ny
mànda. Dia no tezeran' indrindra ny
Isiraely, ka dia niala taminy, ka niverina
ho any amy ny taniny.

## TOKO IV.

Ary nisy vehivavy anankiray, vadiny ny
zanaky ny mpaminany anankiray, nitaraina
taminy Elisa, ka nanao hoe, Maty ny vadi-
ko mpanomponao; ary fantatrao fa nata-
hotra any Iehôvah ny mpanomponao: ary
tonga ny tompon-trosa haka ny zanako roa
mirahalahy hataony ho andevony.
2 Ary hoy Elisa taminy, Inona no hatao-
ko ho anao? lazao amiko, inona avy no
anao eo an-trano? Ary hoy ravehivavy, Tsy
misy fananana akory eo an-tranony ny an-
kizi-vavinao, afa tsy solikia iray vilany
hiany.
3 Dia hoy izy, Andeha hindram-bilany
amy ny namanao rehetra, dia vilany tsy
misy zavatra; ka aza mindrana vitsy.
4 Ary raha tafiditra hianao, dia harindri-
nao ny varavarana aminao sy ny zanakao-
-lahy, ka haidinao aminy ireny vilany re-
hetr' ireny, dia hatokanao izay efa feno.
5 Dia nandeha hiala eo aminy izy, dia
narindriny ny varavarana tamy ny tenany
sy ny zanany mirahalahy, ary izy roa lahy
nitondra ny vilany ho any aminy, ary
ravehivavy kosa nanidina hiany.
6 Ary rehefa feno ny vilany, dia hoy izy
tamy ny zanany, Itondray vilany iray koa
aho. Ary hoy izy taminy, Tsy misy vilany
intsony. Dia nitsahatra ny solikia.
7 Dia lasa ravehivavy, ka nilaza tamy ny
lehilahin' Andriamanitra. Ary hoy izy
kosa, Mandehana, amidio ny solikia, dia
efao ny trosanao, ary ny sisa hivelomanao
ambany ny zanakao.
8 Ary tamy ny andro anankiray dia
nandeha ho any Sionema i Elisa, ary nisy
vehivavy manan-karena anankiray nitoetra
teo, izay naneritery azy hihina-mofo. Ary
na oviana na oviana nandalovany teo, dia
nivily hankeo aminy izy, hihina-mofo.

9 Ary hoy ravehivavy tamy ny vadiny,
Indro ankehitriny, fantatro fa masina, sady
lehilahin' Andriamanitra, ilehy mandalo
antsikia mandrakariva:
10 Masìna hianao, andeha isikia hanao
trano kely miefitra ambony ny mànda:
dia hasiantsikia farafara ho azy eo, sy latabatra, sy fikietrahana, ary fitoeran-jiro;
ary raha mankaty amintsikia izy, dia hiditra eo.
11 Ary na oviana na oviana nankanesany
teo, dia niditra teo amy ny trano kely
miefitra izy, ka nandry teo.
12 Ary hoy izy taminy Gehazy mpanompony, Antsoy io vehivavy Sionema io. Dia
nantsoiny izy, ka nijanona teo anatrehany.
13 Ary hoy izy taminy, Lazao aminy
ankehitriny, Indry, hianao efa niahy anay
taminy izao fitandremana rehetr' izao;
inona no hatao ho anao? moa tianao ho
lazaina amy ny mpanjaka, sa amy ny mpifehy ny miaramila, hianao? Ary hoy izy
kosa, Mandrifaizay eo afovoany ny oloko aho.
14 Ary hoy izy, Inona àry no hatao
aminy? Ary hoy Gehazy, Indry, tsy
manan' anaka izy, ary efa antitra ny lahy.
15 Ary hoy izy, Antsoy izy. Ary rehefa
nantsoiny izy, dia nijanona teo am-baravarana izy.
16 Ary hoy izy, Raha omby amy ny fotoan' andro araky ny tonon' andron' aina, dia
hitrotro zanaka-lahy hianao. Ary hoy
ravehivavy, Tsia, tompoko, ry lehilahin'
Andriamanitra, aza mandaingia amy ny
ankizi-vavinao.
17 Dia nanan' anaka ravehivavy, ka
niteraka zanaka-lahy tamy ny fotoan'
andro izay efa no lazainy Elisa taminy,
araky ny tonon' andron' aina.
18 Ary rehefa lehibe ny zaza, dia nankany
amy ny rainy, tamy ny andro anankiray,
izy, ho any amy ny mpijinja vary.
19 Ary hoy izy tamin-drainy, Ny lohako,
ny lohako! Ary hoy izy tamy ny ankizi-lahy
anankiray, Ento ho any amin-dreniny izy.
20 Dia nalainy izy, ka nentiny ho any
amin-dreniny, dia nampofoiny mandrapitataovovonany ny andro, dia maty izy.
21 Ary niakatra ravehivavy, ka nampandry azy tamy ny farafaran-dralehilahin'
Andriamanitra, ary rehefa nanidy azy izy,
dia nivoaka.
22 Dia niantso ny vadiny izy, ka hoy izy,
Masìna hianao, asavy zatovo anankiray
hankaty amiko, sy ampondra anankiray, mba
hihiazakazahako ho any aminy lehy lehilahin'
Andriamanitra, dia hiverina indray aho.
23 Ary hoy izy, Inona no hankanesanao
any aminy andro any? tsy mba andro
tsinam-bolana, na sabata, izao. Ary hoy
ravehivavy, Ka nahoana aza.
24 Dia nanisy lasely ny ampondra ravehivavy, ka hoy izy tamy ny mpanompony,
Ampandehano, ka mizora; aza mitsahatra
amy ny fampandehananao ahy, raha tsy
ampijanoniko hianao.
25 Dia lasa ravehivavy, ka tonga tany
amy ny lehilahin' Andriamanitra teny an-tendrombohitra Karimela. Ary raha nahita
azy ny lehilahin' Andriamanitra eny lavidavitr' eny, dia hoy izy taminy Gehazy
mpanompony, Indro, etsy lehy vehivavy
Sionema:
26 Masìna hianao, mihiazakazaha hitsena
azy ankehitriny, ka lazao aminy hoe, Tsara
hiany va hianao? tsara hiany va ny vadinao? tsara hiany va ny zaza? Ary hoy no
famaliny, Tsara hiany.
27 Ary rehefa tonga tany amy ny lehilahin' Andriamanitra teny an-tendrombohitra
izy, dia nihiazony ny tongony izy: f' i
Gehazy nanatona hampiala azy. Ary hoy
ny lehilahin' Andriamanitra, Avelao hiany
izy; fa ory ny fanahiny eo anatiny: ary
Iehôvah efa nanafina ahy izany, ka tsy
nilaza tamiko.
28 Dia hoy ravehivavy, Nangata-jaza
tamy ny tompoko va aho? tsy nanao hoe
va aho, Aza mamitaka ahy?
29 Dia hoy ralehilahy taminy Gehazy,
Misikìna, ka ento ny tehiko eny an-tànanao,
ka mandehana: raha mifanena amin' olona
hianao, aza miarahaba azy; ary raha misy
miarahaba anao, aza mamaly teny azy: ary
apetraho amy ny tavany ny zaza ny tehiko.
30 Ary hoy ny reniny ny zaza, Raha
velona koa Iehóvah, ary raha velona koa ny
ainao, tsy handao anao aho. Dia nitsangana ralehilahy, ka nanaraka azy.
31 Ary Gehazy nandeha nialoha azy,
dia nametraky ny tehina tamy ny tavany
ny zaza; fa tsy niteny na nandre izy. Dia
niverina hitsena azy indray izy, dia nilaza
taminy, ka nanao hoe, Tsy mbola nifoha
ny zaza.
32 Ary rehefa tonga teo an-trano i Elisa.
indro, maty ny zaza, ka nandry teo am-parafarany.

33 Dia niditra izy, ka nirindrim-barava-
rana izy roa lahy, ka nivavaka taminy Ie-
hôvah *i Elisa*.
34 Dia niakatra izy, ka nandry tambony
ny zaza, dia nasiany ny vavany tamy ny
vavany, ary ny masony tamy ny masony,
ary ny tànany tamy ny tànany: dia niam-
patra tamy ny zaza izy, ka nihiafana ny
nofony ny zaza.
35 Dia niverina izy, ka nitsangantsangana
teo an-trano; dia niakatra, ka niampatra
taminy indray: dia nievina impito ilehy
zaza, ka nihiratra ny masony ny zaza.
36 Dia niantso any Gehazy izy, ka nanao
hoe, Antsoy lehy vehivavy Sionema. Dia
nantsoiny izy. Ary rehefa tafiditra teo
aminy izy, dia hoy ralehilahy, Alao ny
zanakao.
37 Ary niditra ravehivavy, dia niondrikia
tamy ny tongony, ka niankohoka tamy ny
tany, dia nalainy ny zanany, ka nivoaka
izy.
38 Ary Elisa niverina hankany Giligaly:
ary efa mosarena ny tany; ary ireo zana-
-mpaminany nipetraka teo anatrehany:
dia hoy izy tamy ny mpanompony, Atavy
antokoana ny vilany be, ka anavy ro ireo
zana-mpaminany.
39 Ary ny anankiray nivoaka ho any an-
-tsaha haka anana, dia nahita hazo mana-
haky ny tahom-boaloboka izy, dia namory
ny voany lehy hazo erany ny fofoany, ary
nony efa tonga *teo an-trano* izy, dia no
tetitetehiny hatsipy am-bilany misy ro,
fa tsy fantany f' inona izany.
40 Ka dia no loarany ho haniny ny olona.
Ary raha vao nihinana ny olona, dia nita-
raina, ka nanao hoe, Ry lehilahin' Andria-
manitra, misy zavatra mahafaty eo am-
-bilany. Ary tsy azony ho hanina.
41 Fa hoy izy kosa, Itondray koba. Dia
natsipiny tamy ny vilany; ary hoy *Elisa*,
Aloary ho any ny olona mba ho haniny. Ary
tsy nisy zavatra mahafaty teo am-bilany.
42 Ary nisy lehilahy avy tany Bala-salisa,
dia nitondra mofo amy ny voaloham-boka-
tra, ho any ny lehilahin' Andriamanitra,
ampempa barily roa-polo, ary salohim-bary
vokatra. Ary hoy izy, Omeo ny olona mba
ho haniny.
43 Ary hoy ny mpanompony, Hataoko
ahoana no hametraky izany eo anatrehany
ny zato lahy? Ary hoy izy indray, Omeo
hiany ny olona mba ho haniny: f' izany no
lazainy Iehôvah, Hihinana izareo, ka hisy
sisa tsy laniny.
44 Dia napetrany teo anatrehany, ka no
haniny; ary nisy sisa tsy lany, araky ny
teniny Iehôvah.

## TOKO V.

Ary Namana mpifehy ny miaramilany ny
mpanjaka any Siria, dia lehilahy manam-
-boninahitra sady lehibe no malaza teo amy
ny tompony; f' izy no namonjeny Iehôvah
ny Siria; ary lehilahy mahery miady
izy, anefa boka izy.
2 Ary ny olon-TSiria nivoaka hanafikia,
ka nitondra ankizi-vavy madinikia ananki-
ray, avy tamy ny tany Isiraely; ary tonga
mpanompo ny vadiny Namana ilehy zaza-
-vavy.
3 Ary hoy izy tamy ny tomponi-vavy,
Enga ka eo aminy lehy mpaminany izay
any Samaria ny tompoko! fa hahasitrana
azy amy ny habokany izy.
4 Ary nisy niditra, ka nilaza tamy ny
tompony, ka nanao hoe, Izany k' izany no
lazainy lehy ankizi-vavy, izay avy tamy ny
tany Isiraely.
5 Ary hoy ny mpanjaka any Siria, Andeha
mandeha, ary izaho hampitondra taratasy
ho amy ny mpanjaka any Isiraely. Dia lasa
izy, ka nitondra hanja-bolafotsy folo, sy
volamena enin' arivo, ary ny akanjo impolo
mitafy.
6 Ary nitondra ny taratasy ho any amy
ny mpanjaka any Isiraely izy, manao hoe,
Ankehitriny raha tonga any aminao ity
taratasy ity, dia fantaro f' efa nampandeha
any Namana mpanompoko hankaty aminao
aho, mba hahasitrananao azy amy ny ha-
bokany.
7 Ary rehefa voa vakiny ny mpanjaka
any Isiraely lehy taratasy, dia nandriatry
ny lambany izy, ka hoy izy, Andriamanitra
va aho, hahafaty sy hahavelona, no mani-
rak' olona aty amiko io lehilahy io mba
hahasitranako olona amy ny habokany?
dia hevero, masìna hianareo, k' izahao, fa
mila ady amiko izy.
8 Ary, rehefa reny Elisa lehilahin' An-
driamanitra, f' efa no triariny ny mpanjaka
any Isiraely ny lambany, dia nanirak' olona
ho any amy ny mpanjaka izy, ka nanao
hoe, Nahoana no triarinao ny lambanao?

fa aoka hankaty amiko izy, dia hahalala
izy fa misy mpaminany eo amy ny Isiraely.
9 Dia lasa nandeha i Namana, mitondra
ny soavaliny, sy ny fiarakodiany, ka nija-
nona teo am-baravarany ny tranony Elisa.
10 Ary Elisa nanirak' olona ho any aminy,
ka nanao hoe, Mandehana, ka mandroa im-
pito any Ioridany, dia hody aminao indray
ny nofonao, ka hadio hianao.
11 Dia tezitr' i Namana, dia lasa, ka hoy
izy, Indro, nataoko fa tsy maitsy hivoaka
hankaty amiko izy, dia hijanona, ka hiantso
ny anarany Iehôvah Andriamaniny, sy
hanevaheva ny tànany ambony ny aretina,
ka hahasitrany ny boka:
12 Tsy tsara lavitra noho ny ranony ny
Isiraely rehetra v' i Abana, sy Paripara,
ony any Damaseko? tsy mahazo mandro eo
anatiny ireny va aho, ka hadio? Dia nihio-
dina izy, ka lasa-nandeha tezitra dia tezitra.
13 Ary nanakeky azy ny mpanompony,
dia niteny taminy, ka nanao hoe, Raiko,
raha tàhiny nasainy ny mpaminany hanao
zava-dehibe hianao, dia tsy efa hataonao v'
izany? ka mainkia va raha hoy izy aminao,
Mandroa, ka madiova?
14 Dia nidina izy, ka nisitrikia impito
tany Ioridany, araky ny teniny ny lehila-
hin' Andriamanitra: ary nody tahaky ny
nofony ny zaza-kely indray ny nofony,
ka dia madio izy.
15 Dia niverina izy hankeo amy ny
lehilahin' Andriamanitra, izy ambany izay
rehetra nomba azy, dia nankeo, ka nijano-
na teo anatrehany; ka hoy izy, Indro,
fantatro ankehitriny, fa tsy misy Andria-
manitra eo amy ny tany rehetra, afa tsy
ato amy ny Isiraely hiany: ary ankehitriny,
masìna hianao, raiso ny saotra omeny ny
mpanomponao.
16 Fa hoy izy, Raha velona koa Iehôvah
Izay ijanonako eo anatrehany, tsy handray
mihitsy aho. Ary izy nanery azy handray;
fa tsy nety izy.
17 Ary hoy Namana, Masìna hianao, tsy
homena tany toraky izay entin-tsarin-
-tsoavaly roa hiany va ny mpanomponao?
fa tsy hanatitra fanatitra hodorana, na
fanalamboady, ho an' ireo andriamani-kafa
intsony ny mpanomponao, fa ho any Ie-
hôvah hiany:
18 Ny aminy izao zavatr' izao hiany,
aoka havelany Iehôvah ny heloky ny mpa-
nomponao, raha miditra ny tompoko any an-
-tranon-DRimona hivavaka eo, ka mian-
kina amy ny tànako izy, ka dia tsy maitsy
miondrikia eo an-tranon-DRimona aho:
raha dia miondrikia eo an-tranon-DRimona
aho, havelany Iehôvah anie ny heloky ny
mpanomponao aminy izany zavatr' izany.
19 Ary hoy izy taminy, Mandehana soa
aman-tsara. Ka dia niala taminy izy, ka
lasa lavidavitra.
20 Ary hoy Gehazy mpanompony Elisa
lehilahin' Andriamanitra, Indro, ny tom-
poko efa namela io Namana Siria io
handeha, ka tsy no raisiny tamy ny tànany
ny zavatra nentiny: fa raha velona koa
Iehôvah, izaho hihiazakazaka hanaraka azy,
ka haka zavatra aminy aho.
21 Ka dia lasa i Gehazy nanaraka any
Namana. Ary raha hitany Namana fa
nihiazakazaka nanaraka azy izy, dia niala
tamy ny fiarakodia hitsena azy izy, ka hoy
izy, Tsara hiany va?
22 Ary hoy izy, Tsara hiany: ny tompoko
efa naniraka ahy, ka nanao hoe, Indro, vao
tonga taty amiko, avy tany an-tendrom-
bohitra Efiraima, zatovo roa lahy zanaky
ny mpaminany: masìna hianao, omeo
hanja-bolafotsy iray, sy fitafiana indroa
mitafy, izareo.
23 Ary hoy Namana, Aza malahelo, alao
hanjaka roa. Ary nanery azy izy, ka namehy
hanja-bolafotsy roa teo anatiny ny kitapo
roa ambany ny fitafiana indroa mitafy, ka
nampitondrainy ny mpanompony roa izany:
dia nitondra izany teo alohany izareo.
24 Ary nony tonga teo an-trano fiarovana
izy, dia nalainy tamy ny tànany, ka na-
taony teo an-trano; ary navelany handeha
ny olona, ka dia lasa izareo.
25 F' izy kosa niditra, ka nijanona teo
anatrehany ny tompony. Ary hoy Elisa
taminy, Avy taiza hianao, ry Gehazy? Ary
hoy izy, Tsy avy taiza tsy avy taiza ny
mpanomponao.
26 Ary hoy izy taminy, Tsy lasa *niaraka
taminao* hiany va ny foko, raha niala tamy
ny fiarakodiany hitsena anao ilehy lehilahy?
andro fandraisam-bola na fandraisana fita-
fiana, na voly oliva, na tanim-boaloboka, na
ondry, na omby, na ankizi-lahy, na ankizi-
-vavy, va andro any?
27 Ary ny habokany Namana hirekitra
aminao, sy ny zafinao mandrakizay.
Dia niala teo anatrehany izy, ka boka,
fotsy toy ny ranonoram-panala.

## TOKO VI.

Ary hoy ireo zana-mpaminany taminy
Elisa, Indro ankehitriny, tsy omby anay
ny fitoerana izay itoeranay eo anatrehanao:
2 Masìna hianao, aoka hankany Ioridany
izahay, ary samy haka hazo iray avy any,
ka hamboatra fonenana ho anay any, mba
hitoeranay. Ary hoy izy, Mandehana
hianareo.
3 Ary hoy ny anankiray, Masìna hianao,
aza malahelo, fa andeha hiaraka amy ny
mpanomponao. Ary hoy izy kosa, Handeha
hiany aho.
4 Ka dia lasa niaraka taminy izy. Ary
rehefa tonga tany Ioridany izy rehetra, dia
nijinja hazo.
5 Fa nony nijinja hazo ny anankiray,
dia latsaka tany anaty rano ny lela famaky:
ary nitaraina izy, ka nanao hoe, Indrisy,
tompoko, fa zavatra nindramina iny.
6 Ary hoy ny lehilahin' Andriamanitra,
Taiza no nilatsahany? Dia natorony izay
nilatsahany. Dia nijinja hazo kely izy, ka
natsipiny teo; dia nitsinkafona ny vy.
7 Ary hoy izy, Raisonao io. Dia nahin-
jiny ny tànany, ka no raisiny.
8 Ary ny mpanjaka any Siria niady tamy
ny Isiraely, dia naka saina tamy ny mpa-
nompony, ka nanao hoe, Any ho any no
hitobiako.
9 Dia nanirak' olona ny lehilahin' Andria-
manitra ho any amy ny mpanjaka any
Isiraely, ka nanao hoe, Tandremo mba tsy
handeha ho aminy izay fitoeran' izay; fa
any no idinany ny olon-TSiria.
10 Ary ny mpanjaka any Isiraely nanirak'
olona ho aminy izay fitoerana efa no lazainy
ny lehilahin' Andriamanitra taminy, sy
nananarany azy, dia namonji-tena teo, tsy
indrai-maka na indroa hiany, izy.
11 Ary tezitr' indrindra ny fony ny mpan-
jaka any Siria noho izany zavatr' izany;
dia niantso ny mpanompony izy, ka nanao
taminy hoe, Tsy hambaranareo ahy va, f'
iza no amintsikia momba ny mpanjaka any
Isiraely?
12 Ary hoy ny mpanompony anankiray,
Tsy misy, tompoko, mpanjaka ô: f' i Elisa
mpaminany izay eo amy ny Isiraely no
milaza amy ny mpanjaka any Isiraely izay
teny no lazainao teo an-trano fandrianao.
13 Ary hoy izy, Andeha izahao izay itoe-
rany, mba hanirahako olona haka azy. Dia
nambarany azy hoe, Indro, any Dotana
izy.
14 Dia nampandeha soavaly, sy fiara-
kodia, ary miaramila be, ho any izy; ary
tonga alina izareo, ka nanodidiny ny
tanàna.
15 Ary raha nifoha maraina koa ny mpa-
nompony ny lehilahin' Andriamanitra, ka
nivoaka, indro, nisy miaramila nanodidiny
ny tanàna, ambany ny soavaly sy ny fiara-
kodia. Ary hoy ny mpanompony taminy,
Indrisy, tompoko! ataontsikia ahoana?
16 Dia namaly izy, ka nanao hoe, Aza
matahotra: fa be lavitra ny momba antsi-
kia noho ny momba ireny.
17 Dia nivavaka i Elisa, ka hoy izy,
Iehôvah ô, mangataka aminao aho, ampihi-
rato ny masony, hahitany. Ary Iehôvah
nampihiratry ny masony lehy zatovo, ka
nahita izy: ary, indro, naneniky ny ten-
drombohitra ny soavaly sy ny fiarakodia afo,
manodidina any Elisa.
18 Ary nony nidina hankany aminy
izareo, dia nivavaka taminy Iehôvah i Elisa,
ka nanao hoe, Mangataka aminao aho,
atavy jamba ireo olon' ireo. Dia nahajam-
ba azy Izy, araky ny teniny Elisa.
19 Ary hoy Elisa taminy, Tsy io no làlana,
ary tsy io no tanàna; fa manaraha ahy, ary
izaho hitondra anareo ho any amy ny lehi-
lahy izay no tadiavinareo. Dia nitondra
azy ho any Samaria izy.
20 Ary rehefa tonga tany Samaria izareo,
dia hoy Elisa, Ry Iehôvah ô, ampihirato ny
masony, hahitany. Ary Iehôvah nampi-
hiratry ny masony, ka nahita izareo: ary
indro, teo afovoany Samaria izareo.
21 Ary hoy ny mpanjaka any Isiraely
taminy Elisa, raha hitany izareo, Raiko,
hasiako v' ireo? hasiako v' ireo?
22 Ary hoy izy kosa, Aza mamely azy:
ho velezinao v' izay olona no baboiny ny
sabatrao sy ny tsipìkiao? asivy mofo sy
rano eo anatrehany mba ho haniny, sy ho
sotroiny, ka aoka handeha hankany amy
ny tompony izareo.
23 Dia namboatra fanasan-dehibe ho azy
izy: ary rehefa nihinana sy nisotro izareo,
dia nampandehaniny, ka nankany amy ny
tompony. Ka dia tsy nankany amy ny
tany Isiraely intsony ny miaramila Siria.
24 Ary rehefa afak' izany, dia nanangony
ny miaramilany rehetra i Beni-hadada

mpanjaka any Siria, dia niakatra izy, ka
nanao fahirano any Samaria.
25 Ary mafy ny mosary tany Samaria:
ary indro, nanao fahirano azy ny olon-
-TSiria, ka dia lafo vola valo-polo ny lohan'
ampondra, ary vola dimy ny taim-boro-
mailala fahefa-bata.
26 Ary raha nandalo ny mpanjaka any
Isiraely teo ambony ny mànda, dia nisy
vehivavy nitaraina taminy, ka nanao hoe,
Vonjeo aho, tompoko-lahy, ry mpanja-
ka ô.
27 Ary hoy izy, Raha tsy vonjeny Ie-
hôvah hianao, aiza no hamonjeko anao? amy
ny famoloana, sa amy ny famiazam-boalo-
boka va?
28 Dia hoy ny mpanjaka taminy, Inona
no alahelonao? Ary hoy izy kosa, Hoy io
vehivavy io tamiko, Omeo ny zanakao ho
hanintsikia anio, ary ny zanako ho hanin-
tsikia kosa rahampitso:
29 Ka dia no handroinay ny zanako, ka
no haninay izy: ary hoy izaho taminy
nony ampitso, Omeo ny zanakao mba ho
hanintsikia kosa: ary efa nafeniny ny
zanany.
30 Ary nony nandre ny tenin-dravehi-
vavy ny mpanjaka, dia nandriatry ny lam-
bany izy, raha mbola nitsangantsangana
teo ambony ny mànda izy; ary ny olona
nijery, ary indro, lamba fisaonana no nano-
lotry ny hodiny.
31 Dia hoy izy, Hanao izany amiko anie
Andriamanitra, ary mihoatra noho izany,
raha hitoetra ny lohany Elisa zanaky Safata
amy ny tenany hiany anio.
32 Ary Elisa nipetraka tany an-tranony,
ary ny loholona nipetraka teo aminy; ary
*ny mpanjaka* nanirak' olona *izay nitoetra*
teo anatrehany: fa dieny tsy mbola tonga
ny iraka teo aminy, dia hoy izy tamy ny
loholona, Hitanareo va f' efa nanirak' olona
io zanaky ny mpamon' olona io hanapaky
ny lohako? izahao, raha avy ny iraka,
arindrino ny varavarana, ka sambory eo
am-baravarana izy: tsy eo aoriany va ny
fingadongadony ny tongotry ny tompony?
33 Ary raha mbola niresaka taminy ireny
izy, indro, nidina ny iraka hankeo aminy;
ary hoy izy, Indro, io ratsy io avy aminy
Iehôvah; k' inona no hanantenako any
Iehôvah intsony?

## TOKO VII.

Dia hoy Elisa, Mihainoa ny teniny Ie-
hôvah hianareo; Izany no lazainy Iehôvah,
Rahamaraina toy izao, ho lafo sekely iray
ny koba soa indrai-famarana, ary barily
indroa-famarana ho lafo sekely iray hiany,
eo am-bavahadiny Samaria.
2 Ary izay andriandahy niankinany ny
mpanjaka tamy ny tânany, dia namaly an-
-dralehilahin' Andriamanitra, ka nanao hoe,
Indro, raha hanao varavaran-kely amy ny
lanitra aza Iehôvah, dia hisy izany va?
Ary hoy izy kosa, Indro, ho hitany ny maso-
nao hiany izany, fa tsy mba hihinananao.
3 Ary nisy boka efa-dahy teo am-pidirana
amy ny vavahady; ary nifampilaza izy
efa-dahy hoe, Nahoana no mipetraka eto
isikia mandra-pahafatintsikia?
4 Raha hoy isikia, Hiditra any an-tanàna
isikia, indro, misy mosary eo an-tanàna, dia
maty eo isikia; ary raha hipetraka eto
hiany isikia, dia maty hiany koa isikia:
koa andeha isikia handeha hankany amy ny
tobiny ny olon-TSiria: raha mamelona an-
tsikia izareo, dia ho velona isikia, fa raha ma-
mono antsikia izareo, dia maty hiany isikia.
5 Ary nifoha izareo, raha mbola mazava-
-ratsy ny andro, hankany amy ny tobiny
ny olon-TSiria: ary rehefa tonga teo amy
ny farany ny tobiny ny olon-TSiria izareo,
indro, tsy nisy olona na iray akory teo.
6 F' Iehôvah efa nampandre ny miaramila
Siria ny fikiotrankotrany ny fiarakodia sy
ny fikiatrokatroky ny soavaly, dia fitabata-
bany ny miaramila marobe; ary nifampi-
laza izareo hoe, Indro, ny mpanjaka any
Isiraely efa nanamby ireo mpanjaky ny
Heta, sy ireo mpanjaka any Ejipity, hiady
amintsikia.
7 Dia niaingia izareo, ka nandositra, nony
mazava-ratsy ny andro, ary nilaozany
hiany ny lainy, sy ny soavaliny, ary ny
ampondrany, dia ny toby, toy ny teo, ka
nandositra hamonjy ny ainy izareo.
8 Ary rehefa tonga teo amy ny farany ny
toby ireny boka ireny, dia niditra tany
anatiny ny lay anankiray izareo, ka nihi-
nana sy nisotro, ary nitondra volafotsy,
sy volamena, sy fitafiana, dia nandeha, ka
nafeniny; ary nandeha indray izareo, ka
niditra tany anatiny ny lay anankiray koa,
ary nitondra ny zavatra teo, dia nandeha,
ka nafeniny.

9 Dia nifampilaza izareo hoe, Tsy manao
tsara isikia: andro filazan-tsoa no andro any,
nefa mangina isikia: raha hitoetra eto isikia
mandra-pipoaka ny andro, hisy ratsy hanjo
antsikia: koa andeha isikia mba handeha
sy hilaza eo an-tranony ny mpanjaka.
10 Dia nandeha izareo, ka niantso ny
mpiambiny ny vavahadiny ny tanàna:
ary nilaza taminy izareo, ka nanao hoe,
Izahay nankany an-tobiny ny olon-TSiria,
ary indro, tsy nisy olona teo, na feon' olona,
fa soavaly mifatotra, sy ampondra mifato-
tra, ary ny lay toy ny teo hiany.
11 Dia niantso ny mpiambina sasany izy,
ary izareo nilaza izany teo an-tranony ny
mpanjaka.
12 Dia nifoha alina ny mpanjaka, ka hoy
izy tamy ny mpanompony, Izaho hanam-
bara anareo ankehitriny izay nataony ny
olon-TSiria tamintsikia: mahalala izareo,
fa noana isikia; dia nivoaka tamy ny toby
mba hiery any an-tsaha izareo, ka nanao
hoe, Raha mivoaka amy ny tanàna izareo,
dia ho samborintsikia velona, dia hiditra
any an-tanàna isikia.
13 Dia namaly ny mpanompony anankiray,
ka nanao hoe, Mangataka aminao aho, aoka
hangalana soavaly dimy aminy izay sisa
mitoetra eo an-tanàna, (indro, izy rehetra
manahaky ny hamaroany ny Isiraely rehe-
tra izay sisa mitoetra eo: eny, indro, izy
rehetra manahaky ny hamaroany ny Isi-
raely rehetra izay lany:) ary aoky hira-
hintsikia ireny hizaha.
14 Dia naka ny soavaly momba ny fiara-
kodia roa izareo; dia naniraka azy hanaraky
ny miaramila Siria ny mpanjaka, ka nanao
hoe, Mandehana, k' izahao.
15 Dia nandeha nanaraka azy hatrany
Ioridany izareo, ary indro, ny làlambe
rehetra feno fitafiana, sy fanaka, izay efa
nariany ny olon-TSiria raha nandositra
izareo. Dia niverina ny iraka, ka nilaza
tamy ny mpanjaka.
16 Dia nivoaka ny olona, ka namabo
ny lainy ny olon-TSiria. Dia lafo sekely
iray ny koba soa indrai-famarana, ary
barily indroa-famarana sekely iray hiany,
araky ny teniny Iehôvah.
17 Ary ny mpanjaka nanendry lehy
andriandahy niankinany tamy ny tànany,
hiambiny ny vavahady, ary nanitsaka azy
ny olona teo am-bavahady, ka dia maty
izy, araky izay efa no lazainy ny lehilahin'
Andriamanitra izay niteny raha nidina ny
mpanjaka hankany aminy.
18 Ka dia tanteraka izay efa no lazainy ny
lehilahin' Andriamanitra tamy ny mpanjaka,
hoe, Rahamaraina toy izao, ho lafo sekely iray
ny barily indroa-famarana, eo am-bavaha-
diny Samaria, ary sekely iray hiany ny
koba soa indrai-famarana:
19 Ary efa namaly an-dralehilahin' Andria-
manitra izany andriandahy izany, ka nanao
hoe, Ankehitriny, indro, raha hanao vara-
varan-kely amy ny lanitra aza Iehôvah, dia
hisy izany va? Ary hoy izy, Indro, ho
hitany ny masonao hiany izany, fa tsy mba
hihinananao.
20 Ary izany indrindra no nanjo azy, fa
nanitsaka azy ny olona teo am-bavahady,
ka maty izy.

## TOKO VIII.

Ary Elisa niteny tamin-dravehivavy, lehy
no velominy indray ny zanany, ka nanao
hoe, Miaingià, ka mandehana, hianao sy ny
ankohonanao, ka mivahinia aminy izay
azonao hivahiniana: f' efa niantso ny mo-
sary Iehôvah; dia ho eo amy ny tany
fito taona izany.
2 Dia niaingia ravehivavy, ka nanao
araky ny teniny ny lehilahin' Andriamani-
tra: ary lasa nandeha izy ambany ny anko-
honany, ka nitoetra teo amy ny taniny ny
Filisitia fito taona izy.
3 Ary rehefa tapitra ny fito taona, dia
niverina hiala amy ny tany Filisitia ravehi-
vavy: ary lasa hitaraina tamy ny mpanjaka,
hamonjeny ny eo an-tranony sy ny taniny,
izy.
4 Ary ny mpanjaka niteny taminy Ge-
hazy mpanompony ny lehilahin' Andria-
manitra, ka nanao hoe, Masìna hianao,
lazao amiko izay zava-dehibe rehetra efa
nataony Elisa.
5 Ary raha no lazainy tamy ny mpanjaka,
ny amy ny namelomany ny maty, indro,
lehy vehivavy reniny ny zaza maty izay efa
no velominy indray, dia nitaraina tamy ny
mpanjaka, hamonjeny ny eo an-tranony sy
ny taniny. Ary hoy Gehazy, Tompoko-lahy,
ry mpanjaka ô, itoy no ilehy vehivavy, ary
itoy kosa no ilehy zanany izay efa no velo-
miny Elisa.
6 Ary raha nanontany tamin-dravehivavy
ny mpanjaka, dia nambarany azy. Dia no

didiany ny mpanjaka ny mpifehy anan-
kiray, ny amin-dravehivavy, hoe, Onero
izay azy rehetra, ambany ny vokatry ny
sahany rehetra hatramy ny andro nialany
tamy ny tany, ka mandrak' ankehitriny.
7 Ary Elisa nankany Damaseko; ary
narary Beni-hadada mpanjaka any Siria;
dia no lazaina taminy hoe, Tonga aty ny
lehilahin' Andriamanitra.
8 Ary hoy ny mpanjaka taminy Hazaela,
Itondray zavatr' omena eny an-tànanao,
dia mandehana, ka mitsenà an-dralehilahin'
Andriamanitra, ary mampanontania azy
aminy Iehôvah, hoe, Ho sitrana hiany va
aho aminy itoy aretin' itoy?
9 Dia lasa nitsena azy Hazaela, ka niton-
dra zavatr' omena teny an-tànany, dia ny
zava-tsoa rehetra tany Damaseko, entan'
angamenavava efa-polo, dia nankany, ka
nijanona teo anatrehany, dia nanao hoe, I
Beni-hadada zanakao, mpanjaka any Siria,
efa naniraka ahy ho aty aminao, ka hoy
izy, Ho sitrana hiany va aho aminy itoy
aretin' itoy?
10 Ary hoy Elisa taminy, Mandehana,
lazao aminy hoe, Ho sitrana hiany hianao:
kanefa nambarany Iehôvah ahy fa ho maty
tokoa izy.
11 Dia nangarikia *azy* izy, ka tsy nitsa-
hatra, mandra-pahamenatry *Hazaela;* dia
nitomany ny lehilahin' Andriamanitra.
12 Ary hoy Hazaela, Nahoana no mito-
many ny tompoko? Ary hoy izy kosa,
Satria fantatro ny ratsy izay hataonao amy
ny zanaky Isiraely: ny fiarovany mafy
hodoranao, ary ny zatovony ho vonoiny ny
sabatra, ary ny zanany madinikia ho toro-
toroinao, ary ny vehivaviny bevohoka ho
tatahanao.
13 Ary hoy Hazaela, F' inona ny mpa-
nomponao, dia itoy alikia itoy, no hanao
izany zava-dehibe izany? Ary hoy Elisa,
Efa nambarany Iehôvah ahy fa ho mpan-
jaka any Siria hianao.
14 Dia niala taminy Elisa izy, ka nankany
amy ny tompony; izay nanao taminy hoe,
Inona no lazainy Elisa taminao? Dia na-
maly izy, ka nanao hoe, Nilaza tamiko
izy fa ho sitrana hiany hianao.
15 Ary nony maraina, dia naka lamba
matevina izy, dia natsobony tamy ny rano,
ka nataony tamy ny tavany *Beni-hadada,*
ka dia maty izy: ary Hazaela nanjaka
nandimby azy.
16 Ary tamy ny fahadimy taonany Iôra-
ma zanaky Ahaba mpanjaka any Isiraely,
dia vao nanjaka Iehôrama zanaky Iehôsa-
fata mpanjaka any Ioda, nandimby any
Iehôsafata, mpanjaka any Ioda.
17 Efa roa amby telo-polo taona izy raha
vao nanjaka; ary valo taona no nanjakany
tany Ieriosalema.
18 Ary nandeha tamy ny làlany ireo
mpanjaka any Isiraely izy, *ka nanao* araky
izay efa nataony ny mpianakaviny Ahaba:
fa zanaka-vaviny Ahaba no vadiny: dia na-
nao ratsy teo imasony Iehôvah izy.
19 Nefa tsy nety Iehôvah hanimba ny
Ioda, noho ny any Davidy mpanompony,
araky ny teny nomeny azy fa hanome fanilo
azy *sy* ny zanany mandrakizay Izy.
20 Tamy ny androny *Iehôrama* niodinany
ny Edoma ho afaka amy ny fanapahany ny
Ioda, ka nanangana mpanjaka ho azy.
21 Dia nankany Zaira Iôrama, miton-
dra ny kalesy rehetra: ary izy niaingia
alina, dia namely ny olon-Edoma izay
nanodidina azy, sy ny mpifehy ny kalesy,
ary ny olona nandositra ho any an-
-dainy.
22 Nefa niodina ny Edoma, ka dia afaka
amy ny fanapahany ny Ioda mandrak'
andro any izareo. Dia niodina i Libina
koa taminy izany andro izany.
23 Ary ny asany Iôrama sisa, dia izay
rehetra nataony, tsy voa soratra eo amy ny
bokiny ny tantarany ny mpanjaka any
Ioda v' izany?
24 Ary Iôrama nodi-nandry tamy ny ra-
zany, ka nalevina teo amy ny razany, tany
an-tanànany Davidy: ary Ahazia zanany
nanjaka nandimby azy.
25 Tamy ny faharoa amby ny folo tao-
nany Iôrama zanaky Ahaba, mpanjaka any
Isiraely, no vao nanjakany Ahazia zanaky
Iôrama mpanjaka any Ioda.
26 Efa roa amby roa-polo taona i Ahazia
raha vao nanjaka izy, ary nanjaka herin-
-taona tany Ieriosalema izy. Ary Atalia
no anaran-dreniny, zanaka-vaviny Omiry
mpanjaka any Isiraely.
27 Ary nandeha tamy ny làlany ny mpi-
anakaviny Ahaba izy, ka nanao ratsy teo
imasony Iehôvah, araky izay efa nataony
ny mpianakaviny Ahaba: fa vinantony ny
mpianakaviny Ahaba hiany izy.
28 Ary izy nomba any Iôrama zanaky
Ahaba hiady aminy Hazaela mpanjaka any

Siria tany Ramota-Gileada; dia nahavoa
any Iôrama ny olon-TSiria.
29 Dia niverina Iôrama mpanjaka, mba
ho sitrana any Iezirela amy ny feriny izay
nahavoazany ny olon-TSiria azy tany Rama,
raha niady taminy Hazaela mpanjaka any
Siria izy. Ary Ahazia zanaky Iehôrama
mpanjaka any Ioda nidina hamangy any
Iôrama zanaky Ahaba tany Iezirela; satria
narary izy.

## TOKO IX.

Ary Elisa mpaminany niantso ny zana-
-mpaminany anankiray, ka nanao taminy
hoe, Misikìna hianao, dia ento eny an-
-tànanao io vata-kely feno solikia io, dia
mankanesa any Ramota-Gileada.
2 Ary raha tonga any hianao, dia mizahà
any Iehio zanaky Iôsafata zanaky Nimisy,
*izay mitoetra* any, dia midira, ka mampia-
kara azy hiala amy ny rahalahiny, ary ento
ho any an-trano anaty miefitra izy.
3 Dia alao ny vata-kely feno·solikia, ka
aidino amy ny lohany, ary lazao hoe, Izany
no lazainy Iehôvah, Izaho efa nanosotra
anao ho mpanjaka any Isiraely. Dia vohay
ny varavarana, dia mandosira, ka aza mi-
toetra.
4 Dia nandeha ny zatovo, dia ilehy zatovo
mpaminany, ka nankany Ramota Gileada.
5 Ary rehefa omby teo izy, indro, nipe-
traka teo ireo mpifehy ny miaramila; ary
hoy izy, Manan-teny ho lazaiko aminao aho,
ry mpifehy ô. Ary hoy Iehio, Iza no izy
eo aminay rehetra? Ary hoy izy, Hianao,
ry mpifehy.
6 Dia nitsangana izy, ka niditra teo an-
-trano; ary naidiny ny solikia tamy ny
lohany, ka hoy izy taminy, Izany no lazainy
Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely, Izaho
efa nanosotra anao ho mpanjaka amy ny
olony Iehôvah, dia amy ny Isiraely.
7 Ary hamely ny mpianakaviny Ahaba
tomponao hianao, hamaliako amy ny tànany
Izebela ny rany ny mpaminany mpanom-
poko, sy ny rany ny mpanompony Iehôvah
avokoa.
8 Fa ho fongotra ny mpianakaviny Ahaba
avokoa: ary handringiana aminy Ahaba ny
lahy rehetra Aho, dia ny narovana, sy ny
navela teo amy ny Isiraely:
9 Ary hataoko ny mpianakaviny Ahaba
tahaky ny mpianakaviny Ieroboama zanaky
Nebata, ary tahaky ny mpianakaviny Basa
zanaky Ahia:
10 Ary ny amboa hihinana any Izebela
eo amy ny toko-tany any Iezirela, ary tsy
hisy handevina azy. Dia namoha ny vara-
varana izy, ka nandositra.
11 F' Iehio kosa nankany amy ny mpanom-
pony ny tompony: ary hoy ny anankiray
taminy, Tsara hiany va? Inona no alehany
io lehilahy adala io aty aminao? ary hoy
izy taminy, Hianareo mahalala ny lehilahy,
sy ny fiteniny.
12 Ary hoy izareo, Laingia izany, lazao
aminay ankehitriny. Ary hoy izy, Izany,
k' izany no lazainy tamiko, hoe, Izany no
lazainy Iehôvah, Izaho efa nanosotra anao
ho mpanjaka any Isiraely.
13 Dia maikia ny olona, ka samy naka
ny fitafiany avy, ka napetrany teo amba-
niny *Iehio*, teo an-tampony ny ambara-
tonga, dia nampaneno trompetra, ka nanao
hoe, Iehio no mpanjaka.
14 Ka dia nikiomy Iehio, zanaky Iehô-
safata zanaky Nimisy, hamely any Iôrama.
(F' Iôrama efa niaro any Ramota-Gileada,
izy ambany ny Isiraely rehetra, noho i
Hazaela mpanjaka any Siria.
15 Dia niverina Iôrama mpanjaka ho any
Iezirela, mba ho sitrana amy ny fery izay
nahavoazany ny olon-TSiria azy, raha
niady taminy Hazaela mpanjaka any Siria
izy.) Ary hoy Iehio, Raha izany no hevi-
trareo, aza avela hisy hivoaka na hilefa
amy ny tanàna hankany hilazalaza izany
any Iezirela.
16 Ka dia nandeha tanatiny ny fiarakodia
Iehio, hankany Iezirela; fa teo no nitoerany
Iôrama. Ary efa nidina hamangy any Iehô-
rama i Ahazia mpanjaka any Ioda.
17 Ary nisy mpiambina nijanona teo am-
bony ny trano fiarovana tany Iezirela, dia
nahita ny an-tokony Iehio raha avy izy, ka
hoy izy, Mahita miaramila iray toko aho.
Ary hoy Iôrama, Ento mpitaingin-tsoavaly
anankiray, dia ampandehano hitsena azy, ka
asavy manao hoe izy, Misy fihiavanana va?
18 Ka dia nandeha ilehy mpitaingin-tsoa-
valy anankiray hitsena azy, ka hoy izy
taminy, Izany no lazainy ny mpanjaka,
Misy fihiavanana va? Ary hoy Iehio, Mani-
nona anao va ny fihiavanana? mankanesa eo
ivohoko hianao. Ary ny mpiambina nilaza,
ka nanao hoe, Tonga teny aminy hiany ny
iraka, fa tsy miverina:

E

19 Dia naniraka mpitaingin-tsoavaly hafa indray izy, izay tonga teny aminy hiany, ka hoy izy, Izany no lazainy ny mpanjaka, Misy fihiavanana va? Ary hoy Iehio, Maninona anao va ny fihiavanana? mankanesa eo ivohoko hianao.
20 Ary ny mpiambina nilaza, ka nanao hoe, Tonga tany aminy hiany izy, fa tsy miverina: ary ny fampiriotry *Iehio* ny soavaly, dia tahaky ny fampiriotry Iehio zanaky Nimisy; fa mampiriotra toy ny adala izy.
21 Ary hoy Iôrama, Amboary ny kalesy. Dia namboariny ny kalesiny. Ary samy nivoaka, mitondra ny kalesiny avy, Iôrama mpanjaka any Isiraely, sy Ahazia mpanjaka any Ioda, dia nivoaka hitsena any Iehio, ka nitsena azy teo amy ny toko-taniny Nabota, olon-Iezirela.
22 Ary nony hitany Iôrama Iehio, dia hoy izy, Misy fihiavanana va, ry Iehio? Ary hoy izy kosa, Atao ahoana no hisy fihiavanana raha mbola be ny fijangajangany Izebela reninao, sy ny fankatovany?
23 F' Iôrama nanodiny ny tànany, dia nandositra, ka hoy izy taminy Ahazia, Misy fitaka, ry Ahazia.
24 F' Iehio nandray ny tsipìkia teny an-tànany, ka nahavoa any Iôrama teo anelanelany ny sorony, ary niboroaka ny zana-tsipìkia tamy ny fony, ka nianjera teo anatiny ny kalesiny izy.
25 Dia hoy *Iehio* taminy Bidikara mpifehiny, Alao, ario izy eo amy ny toko-tany any an-tsahany Nabota olon-Iezirela: fa tsarovy ny fiarahantsikia nitaingina hanaraka any Ahaba rainy, dia nambarany Iehôvah fa hanjo azy izany loza izany;
26 *Hoe*, Efa hitako omaly tokoa ny rany Nabota, sy ny rany ny zanany, hoy Iehôvah; dia hamaly anao eo aminy io toko-tany io Aho, hoy Iehôvah. Ary alao ankehitriny, ka ario izy eo aminy lehy toko-tany, araky ny teniny Iehôvah.
27 Fa rehefa hitany Ahazia mpanjaka any Ioda *izany*, dia nandositra izy, nahazo ny làlany ny trano eo anatiny ny tanim-boly. Ary Iehio nanaraka azy, ka hoy izy, Mameleza azy koa eo anatiny ny kalesy. Dia nataony izany, teo amy ny fiakarana ho any Giora, izay eo anilany Ibileama. Dia nandositra ho any Megido izy, ka maty teo izy.
28 Dia nentiny ny mpanompony teo anatiny ny fiarakodia ho any Ieriosalema izy, ka naleviny tany am-pasany, teo aminy drainy, teo an-tanànany Davidy.
29 Ary tamy ny faharaikia amby ny folo taonany Iôrama zanaky Ahaba, dia vao nanjaka i Ahazia tany Ioda.
30 Ary rehefa tonga tany Iezirela Iehio, dia no reny Izebela izany; ary nitentina izy, dia nisaron-doha, ka nitsirikia teo amy ny varavaran-kely.
31 Ary raha niditra teo am-bavahady Iehio, dia hoy *Izebela*, Nanam-pihiavanana v' i Zimiry lehy namono ny tompony?
32 Dia niandrandra ny varavaran-kely *Iehio*, ka hoy izy, Iza no momba ahy? iza? ary nisy manamboninahitra roa sa telo lahy teo, nijery azy.
33 Ary hoy izy, Azerao izy. Ka dia nazerany izy: ary ny rany nipitipitikia tamy ny lafin-trano, sy ny soavaly: dia no hitsahany ny tongony izy.
34 Ary rehefa niditra izy, dia nihinana sy nisotro, dia hoy izy, Mandehana, izahao ankehitriny io vehivavy voa ozona io, ary aleveno izy; fa zana-mpanjaka izy.
35 Dia lasa handevina azy izareo: fa tsy nisy hitany, afa tsy ny karan-dohany, sy ny tongony, ary ny fela-tànany hiany.
36 Ka dia niverina izareo, ka nilaza taminy. Ary hoy izy, Izany no teniny Iehôvah, izay nampiteneniny any Elija lehilahy Tisiba mpanompony, hoe, Eo an-toko-tany any Iezirela ho haniny ny amboa ny nofony Izebela:
37 Ary ny fatiny Izebela hanahaky ny zezikia any an-tsaha, eo an-toko-tany any Iezirela; ka tsy azo ho lazainy hoe, Izebela io.

## TOKO X.

Ary Ahaba nanan' anaka fito-polo lahy tany Samaria. Ary Iehio nanoratra taratasy, ka nampitondrainy ho any Samaria, ho any amy ny mpanapaka any Iezirela, ho any amy ny loholona, ary ho any aminy izay mpitaiza *ny zanaky* Ahaba, manao hoe,
2 Ary ankehitriny, raha vao tonga aminareo itoy taratasy itoy, (sangy eo aminareo ny zanaky ny tomponareo, ary eo aminareo ny kalesy, sy ny soavaly, sy ny tanàna mirova, ary ny fiadiana :)
3 Dia izahao izay tsara sy mendrik' indrindra aminy ireo zanaky ny tompo-

nareo, ka ampitoero eo ambony ny lapan-
-drainy izy, ary miadia hamonjy ny mpia-
nakaviny ny tomponareo.
4 Dia natahotr' indrindra izareo, ka nifa-
nao hoe, Indro, ny mpanjaka roa aza tsy
nahajanona teo anatrehany; ka ataontsikia
ahoana no hijanona?
5 Dia nanirak' olona ho aminy Iehio ny
mpananaky ny trano, sy ny mpanapaky ny
tanàna, ambany ny loholona, sy ny mpitai-
za *ny zanaky ny mpanjaka*, ka nanao hoe,
Mpanomponao izahay, dia hataonay izay
rehetra andidianao anay; tsy hanao mpan-
jaka izahay: atavy hiany izay soa eo ima-
sonao.
6 Dia nanoratra taratasy ho aminy indray
izy, ka nanao hoe, Raha ahy hianareo, ary
raha tehihaino ny feoko hianareo, tapaho
ny lohany ny lehilahy zanaky ny tom-
ponareo, ka mankanesa aty amiko ato
Iezirela, rahampitso toy izao. Ary fito-
-polo lahy no zanaky ny mpanjaka nitoetra
teo amy ny olo-malaza eo an-tanàna, izay
nitaiza azy.
7 Ary rehefa tonga tany aminy ny tara-
tasy, dia nalainy ny zanaka-lahiny ny
mpanjaka, ka no vonoiny izy fito-polo lahy,
ary ny lohany nasiany teo an-tsobiky, dia
nateriny ho any aminy, tany Iezirela.
8 Ary tonga ny iraka, ka nilaza taminy
hoe, Efa nitondra ny lohany ny zanaky ny
mpanjaka ireo olona. Ary hoy izy, Atavy
antontan-droa mifanongoa izy rehetra eo
am-pidirana amy ny vavahady mandra-
-pahamarainy ny andro.
9 Ary nony maraina, dia nivoaka izy,
dia nijanona, ka nanao tamy ny olon-drehe-
tra hoe, Marina hiany hianareo: indro,
izaho efa nikiomy hamely ny tompoko, ka
namono azy: f' iza no namono ireo rehetr'
ireo?
10 Fantaro ankehitriny, fa tsy hisy latsaka
an-tany ny teniny Iehôvah izay nitenenany
Iehôvah ny ankohonany Ahaba: fa tante-
rahiny Iehôvah izay efa nampiteneniny any
Elija mpanompony.
11 Ka dia no vonoiny Iehio izay sisa
rehetra tamy ny ankohonany Ahaba tany
Iezirela, ambany ny olom-baventiny re-
hetra, sy ny havany, ary ny mpisorony, ka
tsy nasiany miangana na iray akory.
12 Dia niaingia izy, ka nandeha hankany
Samaria. Ary raha omby eo an-trano
fanetezan' ondry, eo an-dàlana, izy,
13 Dia nihaona tamy ny rahalahiny Aha-
zia, mpanjaka any Ioda, Iehio, ka hoy izy,
Iza moa hianareo? Ary hoy izareo kosa,
Rahalahiny Ahazia izahay, ary midina izahay
mba hiarahaba ny zanaky ny mpanjaka, sy
ny zanaky ny andriambavy.
14 Ary hoy izy, Sambory velona ireo.
Dia no samboriny velona izareo, ka no
vonoiny izy roa amby efa-polo lahy, teo
anilany ny lavaka an-trano fanatezan' ondry;
ka tsy nasiany miangana na iray akory.
15 Ary rehefa niala teo izy, dia nahita
any Iehônadaba zanaka-lahiny Rekaba, *avy*
hitsena azy: dia niarahaba azy izy, ka
nanao taminy hoe, Marina va ny fonao
tahaky ny foko amy ny fonao? Dia
namaly Iehônadaba, ka nanao hoe, Eny;
ary raha izany no izy, atolory ny tànanao.
Dia nanolotry ny tànany izy, ka nampiaka-
tra azy ho any aminy, eo anatiny ny fiara-
kodia.
16 Ary hoy izy, Andeha hiaraka amiko,
k' izahao ny zotom-poko aminy Iehôvah.
Ka dia nampandehaniny teo anatiny ny
fiarakodiany izy.
17 Ary rehefa tonga tany Samaria izy,
dia namono izay sisa rehetra tamy ny
mpianakaviny Ahaba tany Samaria izy,
mandra-pandringiany azy, araky ny teniny
Iehôvah, izay no lazainy taminy Elija.
18 Dia nanangony ny olon-drehetra Iehio,
ka hoy izy taminy, I Ahaba nanompo any
Bala kelikely hiany, f' Iehio hanompo azy
bebe kokoa.
19 Ary ankehitriny, antsoy ho aty amiko
ny mpaminany rehetra any Bala, ny mpa-
nompon-drehetra, sy ny mpisoron-drehetra,
aza avela hisy diso na iray akory: fa hanao
fanalamboady lehibe ho any Bala aho; na
iza na iza diso, tsy ho velona izy. Fa
fihiendrena no nanavany Iehio *izany*, mba
handringianany ny mpivavaka aminy Bala.
20 Ary hoy Iehio, Miantsoa fiangonana
masina ho any Bala. Dia niantso izareo.
21 Ary Iehio naniraka ho amy ny Isiraely
rehetra, ary tonga izay rehetra mpivavaka
aminy Bala, ka tsy nisy lehilahy nitoetra
izay tsy tonga teo. Dia niditra teo an-
-tranony Bala izy rehetra, ka feno avokoa
ny tranony Bala.
22 Ary hoy izy tamy ny mpitandriny ny
fitafiana, Ento fitafiana ho azy rehetra, dia
ho any ny mpivavaka aminy Bala. Dia
nentiny ho azy ny fitafiana.

23 F' Iehio niaraka taminy Iehônadaba zanaky Rekaba, dia niditra tany an-tranony Bala, ka hoy izy tamy ny mpivavaka aminy Bala, Tadiavo, k' izahao, raha misy eto aminareo izay mpanompo any Iehôvah, afa tsy ny mpivavaka aminy Bala hiany.

24 Ary rehefa niditra izareo mba hanatitra fanalamboady sy fanatitra hodorana, dia nanendry valo-polo lahy teo ala-trano Iehio, ka hoy izy, Raha misy mandositra amy ny olona izay nentiko ho any an-tànanareo, dia *izay mamela azy handositra*, ny ainy hiany hisolo ny ainy.

25 Ary nony vao vitany nanatitry ny fanatitra hodorona, dia hoy Iehio tamy ny mpiambina, sy ny mpifehy, Midira, vonoy ireo, aza avela hisy hivoaka. Dia nikiapa azy tamy ny lelan-tsabatra izareo, dia namoaka azy ny mpiambina sy ny mpifehy, dia nankany an-tanàna izay akeky ny tranony Bala.

26 Dia namoaky ny endri-javatra tamy ny tranony Bala izareo, ka nodorany.

27 Ary nandrava ny endriky Bala izareo, dia nandrava ny tranony Bala, ka nataony ho trano fivoahana izany mandrak' andro any.

28 Izany no namongorany Iehio any Bala tamy ny Isiraely.

29 Nefa tsy niala Iehio tamy ny fanarahany ny fahotany Ieroboama zanaky Nebata, izay nampanotany ny Isiraely, dia ny zanak' omby volamena izay tany Betela, sy izay tany Dana.

30 Ary hoy Iehôvah taminy Iehio, Satria efa nanao soa hianao, fa nataonao izay marina teo imasoko, ka nataonao tamy ny ankohonany Ahaba, araky izay rehetra teo am-poko, dia hipetraka eo ambony ny lapam-panjakany ny Isiraely ny zanakao hatramy ny taranaka fahefatra mandimby.

31 F' Iehio tsy nitandrina handeha araky ny lalàny Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely amy ny fony rehetra; fa tsy niala tamy ny fahotany Ieroboama izay nampanotany ny Isiraely izy.

32 Taminy izany andro izany vao nanakelezany Iehôvah ny Isiraely; ka namely azy Hazaela teo amy ny fari-taniny ny Isiraely rehetra;

33 Hatrany Ioridany noho miantsinanana, dia ny tany Gileada rehetra, *izay* any ny Gada, sy ny Riobena, ary ny Manase, hatrany Aroera, izay eo anilany ny ony Arinona, dia ny tany Gileada sy Basana.

34 Ary ny asany Iehio sisa, dia izay rehetra nataony, sy ny heriny rehetra, tsy voa soratra eo amy ny bokiny ny tantarany ny mpanjaka any Isiraely v' izany?

35 Ary Iehio nodi-nandry tamy ny razany, ka nalevina tany Samaria. Ary Iehôahaza zanany nanjaka nandimby azy.

36 Ary ny andro izay nanjakany Iehio tamy ny Isiraely tany Samaria, dia valo amby roa-polo taona.

## TOKO XI.

Ary rehefa hitany Atalia reniny Ahazia fa maty ny zanani-lahy, dia nitsangana izy, ka nandringiany ny zanaka marolahy rehetra.

2 F' Iehôseba zanaka-vaviny Iôrama mpanjaka, anabaviny Ahazia, naka any Iôasa zanaky Ahazia, ka nangalatra azy teo amy ny zanaky ny mpanjaka izay no vonoina: dia nafeniny ny olona izy ambany ny mpitaiza azy, ka tsy hitany Atalia, tany an-trano fandriana, ka dia tsy mba no vonoina izy.

3 Ary niery teo an-tranony Iehôvah enin-taona izy ambany *ny mpitaiza azy.* Ary Atalia nanjaka tamy ny tany.

4 Ary tamy ny taona fahafito, dia naniraka Iehôiada, ka nampaka ny amboninjato rehetra, mpifehy ny olon-Kerety, sy ny mpiambina, ka nitondra azy ho any aminy, any an-tranony Iehôvah, dia nanao fanekena taminy, ka nampianiana azy teo an-tranony Iehôvah, dia naneho azy ny zanaky ny mpanjaka.

5 Ary nandidy azy izy, ka nanao hoe, Izao no zavatr' izay hataonareo; Ny fahatelonareo izay miditra amy ny sabata, dia hitandriny ny fiambenany ny tranony ny mpanjaka;

6 Ary ny fahatelo ho eo am-bavahadiny Siora; ary ny fahatelo ho eo am-bavahady eo ivohony ny mpiambina: izany no hitandremanareo ny fiambenany ny trano, mba tsy hisy hisakana.

7 Ary ny roa toko aminareo rehetra izay mivoaka amy ny andro sabata, dia hitandriny ny fiambenany ny tranony Iehôvah, manodidiny ny mpanjaka.

8 Dia hiaro ny mpanjaka manodidina hianareo, samy mitondra ny fiadiany avy eny an-tànany ny isan-dahy: ary izay mankany anelanelany ny filaharana, aoka

ho vonoina izy; fa araho ny mpanjaka, na
mivoaka na miditra izy.
9 Dia nataony ireo ambonin-jato araky
izay nandidiany Iehôiada mpisorona *azy;*
ka samy naka ny olony avy izy rehetra, dia
izay niditra taminy izany sabata izany, sy
izay nivoaka taminy izany sabata izany,
dia nankany aminy Iehôiada mpisorona.
10 Dia nomeny lehy mpisorona ho any
ireo ambonin-jato ny lefona sy ny ampingia-
ny Davidy mpanjaka, izay teo amy ny
tempoliny Iehôvah.
11 Dia nijanona ny mpiambina, samy
mitondra ny fiadiany avy eny an-tànany
izy rehetra, manodidiny ny mpanjaka,
hatramy ny zorony ny tempoly ankava-
nana, ka hatramy ny zorony ny tempoly
ankavia, dia manodidiny ny fivoadiana sy
ny tempoly.
12 Dia namoaky ny zanaky ny mpanjaka
izy, dia nampisatrohany ny satro-bonina-
hitra izy, ka nomeny azy ny filazana; ary
nampanjaka azy ny olona, ka nanosotra
azy; dia nitehi-tànana ny olon-drehetra, ka
nanao hoe, Ho tahin' Andriamanitra anie
ny mpanjaka.
13 Ary rehefa reny Atalia ny fitabatabany
ny mpiambina, sy ny olona, dia nankany
amy ny olona, ho any amy ny tempoliny
Iehôvah, izy.
14 Dia nijery izy, ary indro, ny mpan-
jaka nijanona teo anilany ny andry, araky
ny fanaony *ny mpanjaka*, ary ny andrian-
dahy, sy ny mpitsioka trompetra teo anilany
ny mpanjaka, ary ny olona tompon-tany
rehetra nifaly, ka nampaneno ny trompe-
tra maro. Dia no triariny Atalia ny
akanjony, ka hoy izy, Komy, komy.
15 F' Iehôiada mpisorona nandidy ireo am-
bonin-jato, mpifehy ny miaramila, ka nanao
taminy hoe, Avoahy eo ivelany ny filaha-
rana izy io: ary vonoy amy ny sabatra izay
manaraka azy. Fa hoy ny mpisorona, Aza
vonoina eo an-tranony Iehôvah izy.
16 Dia nisambotra azy izareo, ka nam-
pandehaniny tamy ny làlana, izay alehany
ny soavaly ho any an-tranony ny mpan-
jaka: dia no vonoina teo izy.
17 Ary Iehôiada dia nanao fanekena
taminy Iehôvah, sy ny mpanjaka ambany
ny olona, mba ho olony Iehôvah izy re-
hetra; ary tamy ny mpanjaka sy ny olona
koa.
18 Ary ny olona tompon-tany rehetra
niditra tany an-tranony Bala, ka no ravany;
ny fivoadiany sy ny endri-javany no toro-
toroiny avokoa, ary Matana mpisorony Bala
no vonoiny teo anoloany ireo fivoadiana.
Dia nanendry mpandraharaha sasany lehy
mpisorona, mba hitandriny ny tranony
Iehôvah.
19 Dia naka ny ambonin-jato, sy ny olon-
-Kerety, ary ny mpiambina, ambany ny
olona tompon-tany rehetra, izy, ary ny
olona nampidiny ny mpanjaka hiala amy
ny tranony Iehôvah, ka nandeha tamy ny
làlany ny vavahadiny ny mpiambina ho
any an-tranony ny mpanjaka.. Dia nipe-
traka teo ambony ny lapam-panjakana *ny
mpanjaka.*
20 Ary nifaly ny olona tompon-tany
rehetra, ary nandry ny tanàna: f' i Atalia
no vonoiny tamy ny sabatra teo anilany
ny tranony ny mpanjaka.
21 Efa fito taona Iehôasa raha vao nan-
jaka izy.

## TOKO XII.

Tamy ny fahafito taonany Iehio vao nanja-
kany Iehôasa; ary efa-polo taona no nanja-
kany tany Ieriosalema. Ary Zibia avy
tany Beriseba no anaran-dreniny.
2 Ary nanao izay marina teo imasony
Iehôvah Iehôasa tamy ny androny rehetra
izay nampianarany Iehôiada mpisorona
azy.
3 Kanefa tsy ravany ny fitoeran' avo:
sady mbola nanala-voady sy nandoro
zava-manitra teo amy ny fitoeran' avo
hiany ny olona.
4 Ary hoy Iehôasa tamy ny mpisorona,
Ny vola rehetra amy ny fitoera-masina izay
ho entina any an-tranony Iehôvah, dia izay
vola lany entiny ny isan' olona, araky ny
fanombanany ny isan' olona hiany ny amy
ny vola *homeny*, dia ny vola rehetra izay
sitraky ny fony ny isan' olona ho entiny
any an-tranony Iehôvah,
5 Aoka haka izany amy ny olom-pantany
avy ny mpisorona, ary aoky izareo ham-
boatry ny rava amy ny trano, na aiza na
aiza misy rava.
6 Fa tamy ny fahatelo amby roa-polo tao-
nany Iehôasa mpanjaka, tsy mba namboa-
riny ny mpisorona ny rava tamy ny trano.
7 Dia niantso any Iehôiada mpisorona sy
ny mpisorona sasany koa Iehôasa mpan-

jaka, ka nanao taminy hoe, Nahoana no tsy
mamboatry ny rava amy ny trano hianareo?
koa ankehitriny, aza maka vola amy ny
olom-pantatrareo intsony hianareo, fa omeo
izany hanamboarany ny rava amy ny trano.
8 Ary ny mpisorona naneky tsy mba
handray vola amy ny olona intsony, na
hamboatry ny rava amy ny trano.
9 F' Iehôiada mpisorona naka vata iray,
dia no loahany ny rakony; ka napetrany
teo anilany ny fivoadiana, teo amy ny
sisiny ankavanana raha miditra any an-
-tranony Iehôvah: dia nalatsaky ny mpiso-
rona, miambiny ny varavarana, teo aminy
*lehy vata hiany* ny vola rehetra, izay nentina
ho any an-tranony Iehôvah.
10 Ary rehefa afak' izany, ka hitany fa
be ny vola teo anatiny lehy vata, dia nia-
katra ny mpanoratra izay nomba ny mpan-
jaka, sy ny mpisorona be, dia nataony
tany an-kitapo maro, ka nisainy ny vola
izay hita teo an-tranony Iehôvah.
11 Dia natolony ny vola voa isa ho any
an-tànany ireo mpanao asa, izay no ten-
dreny hitandriny ny tranony Iehôvah: ka
dia laniny izany tamy ny mpandrafitra,
sy ny mpanao trano, izay nanao asa tamy
ny tranony Iehôvah,
12 Sy tamy ny tambato sy ny mpanao
vato, ary hividy hazo, sy vato voa rafitra,
hanamboarany ny rava amy ny tranony
Iehôvah, ary izay zavatra rehetra nilaina
hanamboarany ny trano.
13 Fa tsy mba natao lovia volafotsy,
na hetin-jiro, na bakoly, na trompetra, na
fanaka volamena, na fanaka volafotsy
akory, ho any ny tranony Iehôvah, tamy
ny vola izay nentina ho any an-tranony
Iehôvah:
14 Fa nomeny ho any ny mpiasa izany,
mba hanamboarany ny tranony Iehôvah.
15 Ary tsy mba no lazainy ny isany ny
vola tamy ny olona izay nanolorany ny
vola teny an-tànany, fa niraharaha tamy
ny fahatokiana hiany izy rehetra.
16 Ny vola naterina noho ny fahadisoana,
sy ny vola noho ny fahotana, tsy mba
nentiny ho any an-tranony Iehôvah: fa
any ny mpisorona izany.
17 Dia niakatra i Hazaela, mpanjaka any
Siria, ka niady taminy Gata, ka nahafaka
azy; dia nanatrikia hiakatra any Ieriosa-
lema i Hazaela.
18 F' Iehôasa mpanjaka any Ioda naka
ny zava-masina rehetra izay efa no hasininy
Iehôsafata, sy Iehôrama, sy Ahazia, rainy,
mpanjaka any Ioda, ambany ny zava-
-masina izay efa no hasininy izy tena, sy ny
volamena rehetra hita teo amy ny rakitry
ny tranony Iehôvah, ary teo an-tranony ny
mpanjaka, ka nampitondrainy ho any
Hazaela mpanjaka any Siria: dia niala
taminy Ieriosalema izy.
19 Ary ny asany Iôasa sisa, dia izay
rehetra nataony, tsy voa soratra eo amy
ny bokiny ny tantarany ny mpanjaka any
Ioda v' izany?
20 Ary nitsangana ny mpanompony, ka
nirai-tetikia, dia namono any Iôasa teo
an-trano any Milo, raha midina ho any
Sila.
21 F' Iôzakara zanaky Simiata, ary Ie-
hôzabada zanaky Somera, mpanompony,
namely azy, ka maty izy; dia nalevina teo
amy ny razany, tany an-tanànany Davidy:
ary Amazia zanany nanjaka nandimby azy.

## TOKO XIII.

TAMY ny fahatelo amby roa-polo taonany
Iôasa zanaky Ahazia, mpanjaka any Ioda,
vao nanjakany Iehôaza zanaky Iehio tamy
ny Isiraely tany Samaria, ary nanjaka fito
amby ny folo taona izy.
2 Ary nanao ratsy teo imasony Iehôvah
izy, ka nanaraky ny fahotany Ieroboama
zanaky Nebata, izay nampanotany ny
Isiraely; tsy niala taminy izany izy.
3 Dia nirehitra ny fahatezerany Iehôvah
tamy ny Isiraely, ka nanolotra azy Izy
tany an-tànany Hazaela mpanjaka any
Siria, ary tany an-tànany Beni-hadada
zanaky Hazaela, tamy ny androny rehetra.
4 Dia nifona taminy Iehôvah Iehôaza,
ary nihaino azy Iehôvah: satria nahita ny
fahoriany ny Isiraely Izy, fa nampahory
azy ny mpanjaka any Siria.
5 Dia nanome mpamonjy ny Isiraely
Iehôvah, ka dia afaka tamy ny tànany ny
olon-TSiria ny olona: dia nitoetra teo amy
ny fonenany, tahaky ny fahiny hiany, ny
zanaky Isiraely.
6 Nefa tsy niala izareo tamy ny fahotany
ny ankohonany Ieroboama, izay nampano-
tany ny Isiraely, fa nandeha taminy izany
hiany: ary mbola navela hiany ny endrik'
Asitoreta tany Samaria.
7 Fa tsy navela olona ho any Iehôaza,

afa tsy mpitaingin-tsoavaly dimam-polo,
sy *ny momba* kalesy folo, ary miara-
mila mandeha an-tongotra iray alina; f' efa
nandringiana azy ny mpanjaka any Siria,
ka nataony toy ny vovoka eo amy ny five-
lezam-bary.
8 Ary ny asany Iehôaza sisa, dia izay
rehetra nataony, sy ny heriny, tsy voa
soratra eo amy ny bokiny ny tantarany ny
mpanjaka any Isiraely v' izany?
9 Ary Iehôaza nodi-nandry tamy ny
razany, ka nalevina tany Samaria: ary
Iehôasa zanany nanjaka nandimby azy.
10 Tamy ny fahafito amby telo-polo
taonany Iôasa mpanjaka any Ioda vao
nanjakany Iehôasa zanaky Iehôaza tamy ny
Isiraely tany Samaria, ary nanjaka enina
amby ny folo taona izy.
11 Ary nanao ratsy teo imasony Iehôvah
izy; tsy mba niala izy tamy ny fahotan-
-drehetra nataony Ieroboama zanaky Ne-
bata izay nampanotany ny Isiraely: fa
nandeha taminy izany hiany izy.
12 Ary ny asany Iehôasa sisa, dia izay
rehetra nataony, sy ny heriny izay niadiany
taminy Amazia mpanjaka any Ioda, tsy voa
soratra eo amy ny bokiny ny tantarany ny
mpanjaka any Isiraely v' izany?
13 Ary Iôasa nodi-nandry tamy ny razany,
ary Ieroboama nipetraka teo ambony ny
lapany; f' Iôasa nalevina tany Samaria teo
aminy ireo mpanjaka any Isiraely.
14 Ary Elisa narary ny aretina izay naha-
faty azy. Ary Iôasa mpanjaka any Isiraely
nidina hankany aminy, dia nitomany teo ana-
trehany, ka nanao hoe, Ry raiko ô, ry raiko
ô, fiarakodiany ny Isiraely, sy mpitaingin-
-tsoavaliny!
15 Ary hoy Elisa taminy, Alao ny tsipìkia
aman-jana-tsipìkia. Dia nalainy ny tsipìkia,
aman-jana-tsipìkia.
16 Ary hoy izy tamy ny mpanjaka any
Isiraely, Apetraho ny tànanao ambony ny
tsipìkia. Dia napetrany ny tànany: ary
Elisa nametraky ny tànany tamy ny
tànany ny mpanjaka.
17 Ary hoy izy, Vohay ny varavaran-kely
atsinanana. Dia no vohany. Dia hoy Elisa,
Alefao. Dia nalefany. Ary hoy izy, Ny zana-
-tsipìkia famonjeny Iehôvah, ary ny zana-
-tsipìkia famonjena amy ny olon-TSiria:
fa hamely ny olon-TSiria any Afeka hianao,
mandra-pandringianao azy.
18 Ary hoy izy, Alao ny zana-tsipìkia.
Dia nalainy. Ary hoy izy tamy ny mpan-
jaka any Isiraely, Kapohy ny tany. Dia
no kapohiny intelo, dia nitsahatra izy.
19 Ary tezitra ny lehilahin' Andriamani-
tra taminy, ka hoy izy, Hianao tokony ho
nikiapoka indimy na inenina; dia efa na-
sianao ny olon-TSiria mandra-pandringia-
nao azy; fa ankehitriny, intelo hiany no
hamelezanao ny olon-TSiria.
20 Dia maty Elisa, ka nalevina. Ary ny
miaramila Moaba nananiky ny tany, raha
vao nihierina ny taona.
21 Ary nisy olona nandevina lehilahy
anankiray, ary indro, nahita ny miaramila
maro-miaraka izareo; dia nariany teo am-
-pasany Elisa ny fatiny lehy lehilahy, ary
rehefa nalatsany *teo* ny fatiny lehy lehilahy,
ka nitehikia tamy ny taolany Elisa, dia
niaina, ka niarina an-tongotra.
22 F' i Hazaela mpanjaka any Siria
nampahory ny Isiraely tamy ny andro
rehetra niainany Iehôaza.
23 F' Iehôvah niantra azy, ka namindra-
-fo taminy, sady nitsinjo azy, noho ny
fanekeny taminy Abirahama, Isaka, sy
Iakôba, ka tsy nety nandringiana azy Izy,
na nanesotra azy teo anatrehany, mandrak'
ankehitriny.
24 Ary maty Hazaela mpanjaka any Siria,
ary Beni-hadada zanany nanjaka nandimby
azy.
25 Dia nalainy Iehôasa zanaky Iehôaza
indray tamy ny tànany Beni-hadada zanaky
Hazaela ireo tanàna izay efa nalainy
*Hazaela* tamy ny ady tamy ny tànany
Iehôaza rainy *Iehôasa*. Intelo no nandre-
seny Iehôasa azy, ka nampodiny ny tanàna-
ny ny Isiraely.

## TOKO XIV.

TAMY ny taona faharoany Iôasa zanaky
Iehôaza, mpanjaka any Isiraely, vao nanja-
kany Amazia zanaky Iehôasa mpanjaka any
Ioda.
2 Efa dimy amby roa-polo taona izy, raha
vao nanjaka; ary nanjaka sivy amby roa-
-polo taona tany Ieriosalema izy. Ary Iehôa-
dana, avy tany Ieriosalema, no anaran-
-dreniny.
3 Ary nanao izay marina teo imasony
Iehôvah izy, nefa tsy tahaka any Davidy
rainy: nanao araky izay rehetra efa nataony
Iôasa rainy izy.

4 Fa ny fitoeran' avo hiany tsy mba no
ravany: fa mbola nanala-voady sy nandoro
zava-manitra teo am-pitoeran' avo hiany ny
olona.
5 Ary rehefa tafatoetra tamy ny tànany
ny fanjakana, dia namono ny mpanompony,
izay namono ny mpanjaka rainy, izy.
6 Fa ny zanaky ireo mpamono tsy mba
no vonoiny, araky izay voa soratra eo amy
ny bokiny ny lalàny Mose, izay nandidiany
Iehôvah hoe, Tsy hatao maty ny ray hisolo
ny zanaka, ary tsy hatao maty ny zanaka
hisolo ny ray, fa samy hatao maty ny olon-
-drehetra noho ny fahotany avy.
7 Izy namely ny olon-Edoma iray alina
teo an-dohasaha fanasina, ka nahafaka any
Sela, tamy ny ady, dia nanao ny anarany
hoe, Iokitely, mandrak' andro any.
8 Dia nanirak' olona i Amazia ho aminy
Iehôasa, zanaky Iehôaza, zanaky Iehio,
mpanjaka any Isiraely, ka nanao hoe,
Avia, andeha isikia hifanatrikia *amy ny ady.*
9 Dia nanirak' olona kosa Iehôasa mpan-
jaka any Isiraely ho aminy Amazia mpan-
jaka any Ioda, ka nanao hoe, Ny tsilo izay
tany Lebanôna naniraka ho amy ny hazo
sedera izay tany Lebanôna, ka nanao hoe,
Omeo ny zanako-lahy ny zanakao-vavy, ho
vadiny: dia nandalo ny biby dia izay tany
Lebanôna, ka nanitsaky ny tsilo:
10 Namely ny Edoma tokoa hianao,
dia nampireharcha anao ny fonao; maha-
zoa voninahitra, ka mitoera eo an-tranonao:
fa nahoana no mila handra-tena hianao, ka
ho lavo, dia hianao ambany ny Ioda momba
anao?
11 Fa tsy nihaino i Amazia. Dia niaka-
tra Iehôasa mpanjaka any Isiraely; ary
nifanatrikia *tamy ny ady* izy sy Amazia
mpanjaka any Ioda tany Beti-semesa, izay
any Ioda.
12 Dia resy ny Ioda teo alohany ny
Isiraely; ary samy nandositra ho any an-
-dainy avy izy rehetra.
13 Ary Amazia mpanjaka any Ioda,
zanaky Iehôasa, zanaky Ahazia, no sam-
boriny Iehôasa mpanjaka any Isiraely tany
Beti-semesa, dia nankany Ieriosalema *ny
Isiraely*, ka nandrava ny màndany Ieriosa-
lema, hatramy ny vavahadiny ny Efiraima,
ka hatramy ny vavahady an-joro, efa-jato
hakihio.
14 Ary nalainy *Iehôasa* ny volamena sy
ny volafotsy rehetra, ary ny fanaka rehetra
izay hita teo an-tranony Iehôvah, sy ny teo
an-trano fitehirizam-pananany ny mpan-
jaka, sy ny olo-miantoka sasany, dia nive-
rina ho any Samaria izy.
15 Ary ny asany Iehôasa sisa izay nataony,
sy ny heriny, ary ny niadiany taminy
Amazia mpanjaka any Ioda, tsy voa soratra
eo amy ny bokiny ny tantarany ny mpan-
jaka any Isiraely v' izany?
16 Ary Iehôasa nodi-nandry tamy ny
razany, ka nalevina tany Samaria teo
aminy ireo mpanjaka any Isiraely; ary
Ieroboama zanany nanjaka nandimby azy.
17 Ary niaina dimy amby ny folo taona i
Amazia zanaky Iôasa mpanjaka any Ioda,
rehefa maty Iehôasa zanaky Iehôaza, mpan-
jaka any Isiraely.
18 Ary ny asany Amazia sisa, tsy voa
soratra eo amy ny bokiny ny tantarany ny
mpanjaka any Ioda va?
19 Ary nirai-tetikia hamely azy ny olona
tany Ieriosalema: dia nandositra hankany
Lakisa izy; f' izareo naniraka hanaraka azy
ho any Lakisa, ka no vonoiny teo izy.
20 Dia nampitondra ny soavaly ny fatiny
izareo: ka nalevina tany Ieriosalema teo
amy ny razany, tany an-tanànany Davidy,
izy.
21 Ary ny olon-Ioda rehetra naka any
Azaria izay efa enina amby ny folo taona,
ka nampanjaka azy handimby any Amazia
rainy.
22 Izy nanangana any Elata indray, ka
nampody izany ho any ny Ioda, rehefa
nodi-nandry tamy ny razany, ny mpanjaka
*rainy.*
23 Tamy ny fahadimy amby ny folo tao-
nany Amazia zanaky Iôasa, mpanjaka any
Ioda, vao nanjakany Ieroboama zanaky
Iôasa mpanjaka any Isiraely tany Samaria,
ary nanjaka iraikia amby efa-polo taona
izy.
24 Ary nanao ratsy teo imasony Iehôvah
izy: tsy mba niala izy tamy ny fahotan-
-drehetra nataony Ieroboama zanaky Ne-
bata, izay nampanotany ny Isiraely.
25 Izy nampody ny fari-taniny ny Isiraely
hatramy ny fidirana any Hamata, ka ha-
tramy ny ranomasiny ny tany lemaka,
araky ny teniny Iehôvah Andriamanitry ny
Isiraely, izay efa nampiteneniny any Iôna,
zanaky Amitay, mpanompony, mpaminany,
avy tany Gata-hefera.
26 F' efa no tsinjoviny Iehôvah ny faho-

riany ny Isiraely, fa nangidy indrindra: fa
tsy nisy narovana, na navela, na mpanampy
ny Isiraely intsony.
27 Nefa tsy mba no lazainy Iehôvah fa ho
vonoiny ny anarany ny Isiraely eo ambany
ny lanitra: fa ny tànany Ieroboama zanaky
Ioasa namonjeny *Iehôvah* azy.
28 Ary ny asany Ieroboama sisa, dia izay
rehetra nataony, sy ny heriny, izay nia-
diany, sy nampodiany any Damaseko, sy
Hamata izay any Ioda, ho any ny Isiraely,
tsy voa soratra eo amy ny bokiny ny
tantarany ny mpanjaka any Isiraely v'
izany?
29 Ary Ieroboama nodi-nandry tamy ny
razany, dia taminy ireo mpanjaka any
Isiraely; ary Zakaria zanany nanjaka nan-
dimby azy.

## TOKO XV.

Tamy ny fahafito amby roa-polo taonany
Ieroboama mpanjaka any Isiraely, dia vao
nanjaka i Azaria zanaky Amazia mpanjaka
any Ioda.
2 Efa enina amby ny folo taona izy, raha
vao nanjaka, ary nanjaka roa amby dimam-
-polo taona tany Ieriosalema izy. Ary
Iekolia, avy tany Ieriosalema, no anaran-
-dreniny.
3 Ary nanao izay marina teo imasony
Iehôvah izy, araky izay rehetra efa nataony
Amazia rainy;
4 Fa ny fitoeran' avo hiany no tsy mba
no ravany: ny olona mbola nanala-voady,
ka nandoro zava-manetona, teo amy ny
fitoeran' avo hiany.
5 Ary Iehôvah namely ny mpanjaka, dia
boka izy mandra-pahafatiny, ka nitoetra
teo an-trano mitokana. Ary Iôtama zanaky
ny mpanjaka no nanapaky ny trano, sy
nitsara ny olona teo amy ny tany.
6 Ary ny asany Azaria sisa, dia izay rehe-
tra nataony, tsy voa soratra eo amy ny
bokiny ny tantarany ny mpanjaka any
Ioda v' izany?
7 Ary Azaria nodi-nandry tamy ny razany,
ka nalevina teo amy ny razany, tany an-
-tanànany Davidy: ary Iôtama zanany
nanjaka nandimby azy.
8 Tamy ny fahavalo amby telo-polo tao-
nany Azaria mpanjaka any Ioda, dia nan-
jaka i Zakaria zanaky Ieroboama tamy ny
Isiraely, tany Samaria: enim-bolana *no
nanjakany.*
9 Ary nanao ratsy teo imasony Iehôvah
izy, tahaky izay efa nataony ny razany:
tsy mba niala izy tamy ny fahotany Iero-
boama zanaky Nebata, izay nampanota ny
Isiraely.
10 Ary nikiomy hamely azy Salioma
zanaky Iabesa, dia namono azy teo anatre-
hany ny olona, ka matiny, dia nanjaka
nandimby azy izy.
11 Ary ny asany Zakaria sisa, indro, voa
soratra eo amy ny bokiny ny tantarany ny
mpanjaka any Isiraely ireny.
12 Izany no teniny Iehôvah, izay no
lazainy taminy Iehio, manao hoe, Ny
zanakao hipetraka eo ambony ny lapany
ny Isiraely hatramy ny taranaka fahefatra
mandimby. Ary efa tanteraka izany.
13 I Salioma zanaky Iabesa, dia vao nan-
jaka tamy ny fahasivy amby telo-polo
taonany Ozia mpanjaka any Ioda; ary
nanjaka iray volana ngarangidina tany
Samaria izy.
14 Dia niakatra i Menahema zanaky Gady
avy tany Tiriza, ka nankany Samaria, dia
namely any Salioma zanaky Iabesa tany
Samaria, ka matiny, dia nanjaka nandimby
azy izy.
15 Ary ny asany Salioma sisa, ambany
ny teti-dratsy nataony, indro, voa soratra
eo amy ny bokiny ny tantarany ny mpan-
jaka any Isiraely izany.
16 I Menahema namely any Tifisa, am-
bany izay rehetra teo, sy ny fari-taniny,
hatrany Tiriza: satria tsy namoha *ho azy ny
olon-Tifisa*, koa namely *azy* izy; ary izay
vehivavy bevohoka rehetra teo, no tata-
hany.
17 Tamy ny fahasivy amby telo-polo tao-
nany Azaria mpanjaka any Ioda, vao nan-
jakany Menahema zanaky Gady tamy ny
Isiraely, ary nanjaka folo taona tany
Samaria izy.
18 Ary nanao ratsy teo imasony Iehôvah
izy: tamy ny androny rehetra, tsy mba
niala izy tamy ny fahotany Ieroboama
zanaky Nebata izay nampanota ny Isiraely.
19 Tonga i Piola mpanjaka any Asiria,
hananiky ny tany: dia nomeny Menahema
hanja-bolafotsy arivo i Piola, mba hombany
ny tànany azy, hampitoetry ny fanjakana
any an-tànany.
20 Ary Menahema nampandoa vola ny

Isiraely, dia izay lehilahy rehetra nanan-
-karen' indrindra, sekely volafotsy dimam-
-polo avy ny isan' olona, homeny ho any
ny mpanjaka any Asiria. Ka dia niverina
ny mpanjaka any Asiria, ka tsy nitoetra
teo amy ny tany.
21 Ary ny asany Menahema sisa, dia izay
rehetra nataony, tsy voa soratra eo amy
ny bokiny ny tantarany ny mpanjaka any
Isiraely v' izany?
22 Ary Menahema nodi-nandry tamy ny
razany; ary Pekahia zanany nanjaka nan-
dimby azy.
23 Tamy ny fahadimam-polo taonany
Azaria, mpanjaka any Ioda, vao nanjakany
Pekahia zanaky Menahema tamy ny Isiraely
tany Samaria, ary nanjaka roa taona izy.
24 Ary nanao ratsy teo imasony Iehôvah
izy: tsy mba niala izy tamy ny fahotany
Ieroboama zanaky Nebata, izay nampanota
ny Isiraely.
25 F' i Peka zanaky Remalia, manambo-
ninahitra momba azy, dia niteti-dratsy azy,
ka namely azy tany Samaria teo an-tranony
ny mpanjaka, ary Arigoba, sy Arieha,
ambany ny olon-Gileada dimam-polo lahy
izay nomba azy koa: dia namono azy, ary
nanjaka nandimby azy izy.
26 Ary ny asany Pekahia sisa, dia izay
rehetra nataony, indro, voa soratra eo amy
ny bokiny ny tantarany ny mpanjaka any
Isiraely.
27 Tamy ny faharoa amby dimam-polo
taonany Azaria, mpanjaka any Ioda, vao
nanjakany Peka zanaky Remalia tamy ny
Isiraely tany Samaria, ary nanjaka roa-polo
taona izy.
28 Ary nanao ratsy teo imasony Iehôvah
izy: tsy mba niala izy tamy ny fahotany
Ieroboama zanaky Nebata, izay nampanota
ny Isiraely.
29 Tamy ny androny Peka mpanjaka any
Isiraely, dia tonga i Tigilata-pilesera mpan-
jaka any Asiria, dia nahafaka any Ijôna, sy
Abela Beti-maaka, sy Ianoa, sy Kedesa, ary
Hazora, sy Gileada, ary Galily, dia ny tany
Nafitaly rehetra, ka namabo ny mponina
teo ho any Asiria.
30 Ary Hosea zanaky Ela nanao teti-
-dratsy any Peka zanaky Remalia, dia
namely azy, ka matiny, dia nanjaka nan-
dimby azy izy, tamy ny faharoa-polo taonany
Iotama zanaky Ozia.
31 Ary ny asany Peka sisa, dia izay
rehetra nataony, indro, voa soratra eo amy
ny bokiny ny tantarany ny mpanjaka any
Isiraely.
32 Tamy ny taona faharoany Peka, zanaky
Remalia, mpanjaka any Isiraely, dia vao
nanjaka Iôtama zanaky Ozia mpanjaka any
Ioda.
33 Efa dimy amby roa-polo taona izy
raha vao nanjaka, ary nanjaka enina amby
ny folo taona tany Ieriosalema izy. Ary
Ieriosa zanaka-vaviny Zadoka no anaran-
-dreniny.
34 Ary nanao izay marina teo imasony
Iehôvah izy: dia araky izay rehetra nataony
Ozia rainy no nataony.
35 Nefa ny fitoeran' avo tsy mba no
ravana: ny olona mbola nanala-voady,
ka nandoro zava-manetona teo ambony
ny fitoeran' avo hiany. Izy nanao ny
vavahady ambony ho amy ny tranony
Iehôvah.
36 Ary ny asany Iôtama sisa, dia izay
rehetra nataony, tsy voa soratra eo amy ny
bokiny ny tantarany ny mpanjaka any
Ioda va?
37 Taminy izany andro izany no vao
nampandehanany Iehôvah any Rezina
mpanjaka any Siria, sy Peka zanaky
Remalia, hiady amy ny Ioda.
38 Ary Iôtama nodi-nandry tamy ny
razany, ka nalevina teo amy ny razany,
tany an-tanànany Davidy rainy: ary Ahaza
zanany nanjaka nandimby azy.

## TOKO XVI.

Tamy ny fahafito amby ny folo taonany
Peka zanaky Remalia, vao nanjakany Ahaza
zanaky Iôtama mpanjaka any Ioda.
2 Efa roa-polo taona i Ahaza raha vao
nanjaka izy, ary nanjaka enina amby ny
folo taona tany Ieriosalema izy, ka tsy
nanao izay marina teo imasony Iehôvah
Andriamaniny, tahaky ny nataony Davidy
rainy.
3 Fa nandeha tamy ny làlana nalehany
ireo mpanjaka any Isiraely izy, eny, ka
nampandeha ny zanani-lahy hamaky ny
afo, araky ny fahavetavetany ny firenen-
-tsamihafa izay no roahiny Iehôvah teo ano-
loany ny zanaky Isiraely.
4 Ary nanala-voady, sy nandoro zava-
-manetona izy, teo amy ny fitoeran' avo, sy

teo ambony ny havoana, ary teo ambany ny
hazo maitso rehetra.
5 Dia niakatra i Rezina mpanjaka any
Siria, sy Peka zanaky Remalia mpanjaka
any Isiraely, ho any Ieriosalema, hiady
aminy: dia nanao fahirano any Ahaza izy
roa, fa tsy naharesy azy.
6 Androtrizay nampodiany Rezina mpan-
jaky ny Siria any Elata ho any ny Siria, sy
nandroahany ny olon-Ioda tany Elata: ary
ny olon-TSiria nankany Elata, ka nonina
teo mandrak' andro any.
7 Dia nanirak' olona i Ahaza ho any
aminy Tigilata-pilesera mpanjaka any
Asiria, ka nanao hoe, Mpanomponao sy
zanakao aho: miakara, ka vonjeo aho amy
ny tànany ny mpanjaka any Siria, ary amy
ny tànany ny mpanjaka any Isiraely, izay
nitsangana hiady amiko.
8 Ary Ahaza naka ny volafotsy, sy ny
volamena, izay hita teo an-tranony Iehôvah,
ary tamy ny firaketana teo an-tranony ny
mpanjaka, ka nampitondrainy izany ho
zavatr' omena ho any ny mpanjaka any
Asiria.
9 Ary nihaino azy ny mpanjaka any
Asiria: fa niakatra ny mpanjaka any
Asiria hamely any Damaseko, ka afany,
dia nitondra ny olona babo ho any Kira
izy, f' i Rezina no vonoiny.
10 Ary Ahaza mpanjaka nankany Dama-
seko hitsena any Tigilata-pilesera mpanjaka
any Asiria. Dia nahita ny fivoadiana izay
tany Damaseko izy: ary nampitondrainy
Ahaza mpanjaka ho any aminy Ioria mpiso-
rona ny tarehy sy ny endriky ny fivoadiana,
araky ny asany rehetra.
11 Ary Ioria mpisorona nanao fivoadiana
araky izay rehetra nampitondrainy Ahaza
mpanjaka avy tany Damaseko; dia araky
izany no nahavitany Ioria mpisorona izany
mandra-piveriny Ahaza mpanjaka hiala
any Damaseko.
12 Ary nony tonga avy tany Damaseko
ny mpanjaka, dia nahita ny fivoadiana ny
mpanjaka: ary ny mpanjaka nanatony
ny fivoadiana, dia nanala-voady teo am-
boniny.
13 Ary nodorany ny fanatitra hodorana,
sy ny fanatitra ho hanina izay nateriny,
dia nanidina ny fanatitr' aidiny izy, ka
namafy ny rany ny fanatitra fisaorana teo
ambony ny fivoadiana.
14 Ary ny fivoadiam-barahina koa izay
teo anatrehany Iehôvah, ilehy manandrify
ny trano, teo anelanelany ny fivoadiana sy
ny tranony Iehôvah, nalainy, ka nataony
teo anilan' avaratry ny fivoadiana.
15 Dia nandidy any Ioria mpisorona i
Ahaza mpanjaka, ka nanao hoe, Odory eo
ambony ny fivoadiana lehibe ny fanatitra
hodorana maraina, sy ny fanat'tra ho hanina
hariva, ary ny fanatritra hodorana, sy ny
fanatitra ho hanina, ateriny ny mpanjaka,
ambany ny fanatitra hodorana, sy ny fana-
titra ho hanina, ary ny fanatitr' aidina,
izay ateriny ny olon-drehetra, ary afafazo
eo amboniny hiany ny rany ny fanatitra
hodorana rehetra, dia ny rany ny fanalam-
boady rehetra: fa ny fivoadiam-barahina,
ho fanadinana, ho ahy.
16 Dia nataony Ioria mpisorona izany,
araky izay rehetra no didiany Ahaza mpan-
jaka.
17 Ary Ahaza mpanjaka nanesotry ny
ravaky ireo fanambanina, ka nampidiny ireo
tavy ho afaka aminy; ary nampidininy koa
ny ranomasim-*barahina* ho afaka amy ny
omby varahina izay teo ambaniny, ka
nataony teo ambony ny lampivato *ny
ranomasim-barahina.*
18 Ary ny lavaranga *aleha amy ny andro*
sabata izay nataony ny olona teo anatiny ny
tempoly, ary ny fidirany ny mpanjaka, eo
ivelany, nesoriny tamy ny tranony Iehôvah,
ho any ny mpanjaka any Asiria.
19 Ary ny asany Ahaza sisa izay nataony,
tsy voa soratra eo amy ny bokiny ny
tantarany ny mpanjaka any Ioda va?
20 Ary Ahaza nodi-nandry tamy ny
razany, ka nalevina teo amy ny razany,
tany an-tanànany Davidy; ary Hezekia
zanany nanjaka nandimby azy.

## TOKO XVII.

Tamy ny faharoa amby ny folo taonany
Ahaza mpanjaka any Ioda, dia vao nanjaka
i Hosea zanaky Ela tamy ny Isiraely, tany
Samaria: *ary nanjaka* sivy taona *izy.*
2 Ary nanao ratsy teo imasony Iehôvah izy,
nefa tsy tahaky ireo mpanjaka any Isiraely
izay teo alohany.
3 I Salimanesera mpanjaka any Asiria
niakatra hiady aminy; dia naneky ha-
nompo azy Hosea, ka nandoa hetra.
4 Dia nahita ny mpanjaka any Asiria fa

nikiomy Hosea: f' efa nanirak' olona izy
ho any aminy So mpanjaka any Ejipity, ka
tsy nampitondra zavatr' omena ho any ny
mpanjaka any Asiria, tahaky ny fanaony
isan-taona: k' izany no nanavany ny mpan-
jaka any Asiria azy fahirano, sy namatorany
azy teo an-trano-maizina.
5 Dia niakatra hitety ny tany rehetra ny
mpanjaka any Asiria, dia niakatra ho any
Samaria, ka nanao fahirano azy telo taona.
6 Tamy ny fahasivy taonany Hosea,
nahafahany ny mpanjaka any Asiria any
Samaria, dia nentiny ho babo ny Isiraely
hankany Asiria, ka namponeniny tany
Hala ary tany Habora, teo amorony ny
ony Gozana, ary tany an-tanànany ny
Media.
7 Ary natao *izany,* satria nanota ny zanaky
Isiraely taminy Iehôvah Andriamaniny,
Izay nampivoaka azy tamy ny tany Ejipity,
ka nanafaka azy tamy ny tànany Farao
mpanjaka any Ejipity; nefa natahotra an-
driamani-kafa maro izareo,
8 Ka nandeha araky ny fanaony ny
firenen-tsamihafa izay no roahiny Iehôvah
teo anoloany ny zanaky Isiraely, ary *araky
ny fanaony* ireo mpanjaka any Isiraely, *dia
araky* izay nataony.
9 Ary ny zanaky Isiraely nanao mangin-
gina izay zavatra tsy marina taminy
Iehôvah Andriamaniny, ka nanao fitoeran'
avo teo an-tanànany rehetra hatramy ny
trano fiarovany ny mpiambina, ka hatramy
ny tanàna mirova.
10 Ary nanangana endri-javatra maro ho
an-tena izareo, ary endrik' Asitoreta maro,
teo amy ny havoana rehetra, sy teo ambany
ny hazo maitso rehetra:
11 Ary nandoro zava-manetona teo am-
-pitoeran' avo rehetra izareo, araky ny
nataony ny firenen-tsamihafa izay no
roahiny Iehôvah teo anoloany; ka nanao
zavatra ratsy hampahatezitra any Iehôvah.
12 Fa nanompo ny sampy izareo, izay
nilazany Iehôvah taminy hoe, Aza manao
izany zavatr' izany hianareo.
13 Nefa Iehôvah nampiteny ny mpa-
minany rehetra, sy ny mpizaha rehetra,
hanohitry ny Isiraely sy ny Ioda, manao
hoe, Mialà amy ny làlanareo ratsy hianareo,
ary tandremo ny didiko, sy ny lalàko, araky
ny lalàn-drehetra, izay nandidiako ny raza-
nareo, sy izay nanirahako ny mpaminany,
mpanompoko, taminareo.
14 Kandrefa tsy nihaino izareo, fa nana-
mafy ny hatony, tahaky ny hatoky ny
razany, izay tsy nino any Iehôvah Andria-
maniny.
15 Ary nanary ny didiny, sy ny fanekeny,
izay nataony tamy ny razany, izareo, ary
ny filazana izay nandrarany azy; dia nana-
raky ny zava-poana, ka nody zava-poana hia-
ny izareo, ka lasa nanaraky ny firenen-tsami-
hafa izay nanodidina azy, izay nandrarany
Iehôvah azy, mba tsy hanao tahaky ireny.
16 Ary nahafoy ny didy rehetra nataony
Iehôvah izareo, ka nanao endri-javatra
anidina ho an-tena, dia zanak' omby roa, ary
nanao endrik' Asitoreta izareo, ka nivavaka
taminy izay rehetra eo amy ny lanitra, sy
nanompo any Bala.
17 Dia nampandeha ny zanani-lahy sy ny
zanani-vavy hamaky ny afo izareo, ary
nanao fankatovana sy ody, ka nivaro-tena
hanao ratsy eo imasony Iehôvah, hampa-
hatezerany Azy.
18 Ary tezitr' indrindra tamy ny Isiraely
Iehôvah, ka nandroaka azy hiala eo anatre-
hany: ka tsy nisy niangana, afa tsy ny
fireneny Ioda hiany.
19 *Ary* ny Ioda koa tsy nitandriny ny
didiny Iehôvah Andriamaniny, fa nandeha
araky ny fanaony ny Isiraely, dia araky
izay nataony.
20 Dia nanary ny zanaky Isiraely rehetra
Iehôvah, dia nampahory azy, ka nanolotra
azy tany an-tànany ny mpamabo, mandra-
-pandroahany azy hiala eo anatrehany.
21 Fa nampisaraky ny Isiraely tamy ny
mpianakaviny Davidy Izy, ka dia nampan-
jaka any Ieroboama zanaky Nebata ny olo-
na: ary Ieroboama nampiala ny Isiraely
tamy ny fanarahana any Iehôvah, ka nam-
panota azy indrindra.
22 Ary nandroso ny zanaky Isiraely
taminy izay fahotan-drehetra nataony Iero-
boama; tsy niala taminy izany izareo,
23 Mandra-panesotry Iehôvah ny Isiraely
teo anatrehany, tahaky izay efa no lazainy
tamy ny mpaminany mpanompony rehetra.
Ka dia nentina ny Isiraely hiala amy ny
taniny ho any Asiria, mandrak' andro
any.
24 Ary nentiny ny mpanjaka any Asiria
ny olona sasany avy tany Babilona, sy tany
Kiota, sy tany Ava, sy tany Hamata, ary
tany Sefarivaima, dia namponeniny tany
an-tanàna any Samaria, hisolo ny zanaky

Isiraely: ary izareo nanana any Samaria,
ka nitoetra teo an-tanànany.
25 Ary tamy ny voalohany ny nonenany
teo, tsy mba natahotra any Iehôvah izareo:
ary Iehôvah nampandeha liona maro ho any
aminy, ka nahafaty ny azy *marobe* ireny.
26 Dia niteny tamy ny mpanjaka any
Asiria ny olona, ka nanao hoe, Ny firenena
izay nafindranao, sy namponeninao teo an-
-tanàna any Samaria, tsy mahalala ny
fanaon' Andriamanitry ny tany: dia nam-
pandeha liona maro ho any aminy Izy, ary,
indro, mahafaty azy ireny, noho ny tsy
fahalalany ny fanaon' Andriamanitry ny
tany.
27 Ary ny mpanjaka any Asiria nandidy,
ka nanao hoe, Ento any anankiray amy ny
mpisorona izay nalainareo tany; ary aoky
izy handeha sy hitoetra any, ary aoky izy
hampianatra azy ny fanaon' Andriamanitry
ny tany.
28 Dia tonga ny mpisorona anankiray
izay nentiny avy tany Samaria, ka nonina
tany Betela, dia nampianatra azy ny fata-
horana any Iehôvah.
29 Kanefa ny firenen-drehetra samy
nanao 'andriamanitra maro ho an-tena, ka
nasiany teo an-tranony ny fitoeran' avo
izay efa nataony ny olon-TSamaria, ny
firenen-drehetra samy *nanany ny andria-
maniny* teo an-tanàna izay nitoerany avy.
30 Ary ny olom-Babilona nanao any
Siokota-benota, ary ny olon-Kiota nanao
any Nerigala, ary ny Hamata nanao any
Asima.
31 Ary ny Ava nanao any Nibihaza, sy
Taritaka, ary ny olon-TSefarivaima nandoro
ny zanany tamy ny afo ho any Adrame-
leka sy Anameleka, andriamanitry Sefa-
rivaima.
32 Nefa natahotra any Iehôvah ny olona,
dia nanao olona faraidina ho mpisorona
amy ny fitoeran' avo, izay nanala-voady
ho azy teo an-tranony ny fitoeran' avo.
33 Natahorany hiany Iehôvah, kanefa ny
andriamaniny sasany no tompoiny, araky
ny fanaony ny firenena izay nanalana azy
ho babo.
34 Mandrak' andro any dia manao araky
ny fanaony fahiny izareo, tsy matahotra
any Iehôvah *amy ny to*, na manao araky ny
fitsarana, na araky ny fitandremana izay
nomeny azy, na araky ny lalàna, sy ny
didy, izay nandidiany Iehôvah ny zanaky
Iakôba izay nataony ny anarany hoe Isi-
raely;
35 Izay nanavany Iehôvah fanekena, raha
nandidy azy Izy, ka nanao hoe, Aza mata-
hotra andriamani-kafa hianareo, ary aza
miondrikia aminy, na manompo azy, na
manala-voady ho azy, hianareo.
36 F' Iehôvah Izay nampivoaka anareo
tamy ny tany Ejipity, tamy ny hery lehibe,
sy ny sandry nahinjitra, aoky Izy hiany
no hatahoranareo, ary aoky Izy no hivava-
hanareo, ary aoky Izy no hanalanareo-
-voady.
37 Ary aoky ny fitandremana, sy ny
fitsarana, sy ny lalàna, ary ny didy izay efa
no soratany ho anareo, no ho tandremanareo
hatao mandrakizay; ary aza matahotr' ireo
andriamani-kafa hianareo.
38 Ary aza manadino ny fanekena izay
nataoko taminareo, ka aza matahotr' ireo
andriamani-kafa hianareo.
39 Fa aoky Iehôvah Andriamanitrareo no
hatahoranareo; ary Izy hamonjy anareo
amy ny tànany ny fahavalonareo rehetra.
40 Nefa tsy nihaino izareo, fa nanao ta-
haky ny fanaony fahiny hiany.
41 Ka dia natahotra any Iehôvah ireo
firenen' ireo, kanefa nanompo ireo endri-
-javatrany hiany izareo ambany ny zanany
sy ny zafiny: tahaky ny nataony ny rainy
no ataony mandrak' andro any.

## TOKO XVIII.

Ary tamy ny fahatelo taonany Hosea
zanaky Ela, mpanjaka any Isiraely, dia
vao nanjaka i Hezekia zanaky Ahaza mpan-
jaka any Ioda.
2 Efa dimy amby roa-polo taona izy raha
vao nanjaka; ary nanjaka sivy amby roa-
-polo taona tany Ieriosalema izy. Ary
Aby zanaka-vaviny Zakaria no anaran-
-dreniny.
3 Ary nanao izay marina teo imasony
Iehôvah izy, araky izay rehetra efa nataony
Davidy rainy.
4 Izy nandrava ny fitoeran' avo, sy
namaky ireny endri-javatra, sy nijinja ny
endrik' Asitoreta, ary nanorotoro ny mena-
rana varahina izay efa nataony Mose: fa
nandoro zava-manetona taminy mandrak'
izany andro izany ny zanaky Isiraely: ary
nataony ny anarany hoe, i Nehiositana.

5 Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely
no nitokiany; ka dia tsy nisy tahaka
azy teo amy ny mpanjaka rehetra any
Ioda, na izay teo aoriany, na izay teo
alohany.
6 Fa niray taminy Iehôvah izy, ka tsy
niala tamy ny fanarahana Azy, fa nitan-
driny ny didiny izay nandidiany Iehôvah
any Mose.
7 Ary Iehôvah nomba azy, ka nanambina
azy taminy izay rehetra nalehany: ary
niodina tamy ny mpanjaka any Asiria izy,
ka tsy nanompo azy.
8 Izy namely ny Filisitia hatrany Gaza,
ary ny fari-taniny, hatramy ny trano fiaro-
vany ny mpiambina, ka hatramy ny tanàna
mirova.
9 Ary tamy ny fahefatra taonany Hezekia
mpanjaka, izany no fahafito taonany Hosea
zanaky Ela mpanjaka any Isiraely, dia
niakatra i Salimanesera, mpanjaka any
Asiria, hiady aminy Samaria, ka nataony
fahirano *ny tanàna.*
10 Ary rehefa afaka telo taona, dia afaka
*ny tanàna:* tamy ny fahenin-taonany
Hezekia, tamy ny fahasivy taonany Hosea
mpanjaka any Isiraely, nahafahana any
Samaria.
11 Ary ny mpanjaka any Asiria nitondra
ny Isiraely babo ho any Asiria, ka nampo-
neniny tany Hala, sy tany Habora, teo
anilany ny ony Gozana, ary teo aminy ireo
tanànany ny Media:
12 Satria tsy nanaraky ny teniny Iehôvah
Andriamaniny izareo, fa namadiky ny fane-
keny, dia izay rehetra efa no didiany Mose
mpanompony Iehôvah, fa tsy nety nihaino,
na nankato *ny teniny* izareo.
13 Ary tamy ny fahefatra amby ny folo
taonany Hezekia mpanjaka, dia niakatra i
Senakeriba, mpanjaka any Asiria, hiady amy
ny tanàna mirova rehetra any Ioda, ka
nahafaky ireny.
14 Dia nanirak' olona i Hezekia mpanjaka
any Ioda ho any amy ny mpanjaka any
Asiria, hankany Lakisa, ka nanao hoe, Efa
nanota aho; mialà amiko: f' izay hampi-
tondrainao ahy, ho entiko hiany. Dia
nampandoaviny ny mpanjaka any Asiria
hanja-bolafotsy telon-jato, ary hanja-bola-
mena telo-polo, i Hezekia mpanjaka any
Ioda.
15 Ary Hezekia nanome azy ny volafotsy
rehetra izay hita teo an-tranony Iehôvah,
ary teo amy ny firaketana eo an-tranony
ny mpanjaka.
16 Taminy izany andro izany no nane-
sorany Hezekia *ny volamena* tamy ny vara-
varany ny tempoliny Iehôvah, ary tamy ny
andry ankosotra izay efa nataony Hezekia
mpanjaka any Ioda, ka nomeny ny mpan-
jaka any Asiria izany.
17 Dia nirahiny ny mpanjaka any Asiria
i Taritana, sy Rabisarisa, ary Rabisake, am-
bany ny miaramila marobe, hiala any
Lakisa hankany Ieriosalema, ho any aminy
Hezekia mpanjaka. Dia niakatra izareo,
ka nankany Ieriosalema. Ary raha tafa-
katra izareo, dia nandeha, ka nijanona teo
anilany ny lakan-dranony ny farihy ambony
izay eo an-dàlam-be mankany an-tsahany
ny mpamotsi-lamba.
18 Ary rehefa niantso ny mpanjaka izareo,
dia nivoaka i Eliakima zanaky Hilikia,
mpitandriny ny trano, sy Sebina mpano-
ratra, ary Ioa zanaky Asafa mpitadidy, ka
nankany aminy.
19 Ary hoy Rabisake taminy, Andeha,
lazao aminy Hezekia, Izany no lazainy ny
mpanjaka lehibe, dia mpanjaka any Asiria,
Inona io toky io izay no itokianao?
20 Hoy hianao, (fa teny foana ireny,)
Misy saina sy hery hanao ady. Ankehi-
triny, iza no itokianao no miodina amiko
hianao?
21 Ankehitriny, indro, matoky io tehina
zozoro torotoro io hianao, dia i Ejipity; izay,
raha misy olona miankina aminy, dia hidi-
tra amy ny tànany, ka hanindrona azy:
manahaky izany Farao mpanjaka any Eji-
pity aminy izay rehetra matoky azy.
22 Fa raha hoy hianareo amiko, Matoky
any Iehôvah Andriamanitray izahay: tsy
ny fitoerany avo, sy ny fivoadiany va no
ravany Hezekia, ka no lazainy tamy ny
Ioda sy Ieriosalema, hoe, Eo anoloany io
fivoadiana io, aty Ieriosalema, no hivava-
hanareo?
23 Ary ankehitriny, masìna hianao, omeo
fampitànana ho any ny tompoko-lahy
mpanjaka any Asiria, dia homeko anao
kosa soavaly roa arivo, raha mahaforony
ny mpitainginy ireny hianao.
24 Hataonao ahoana hampiamboho mpi-
fehy na iray akory aza, eo aminy izay kely
indrindra amy ny mpanompony ny tom-
poko-lahy, no matoky any Ejipity hahazo
kalesy sy mpitaingin-tsoavaly hianao?

25 Miakatra va aho, ka tsy ombany
Iehôvah, ankehitriny, hamely io tany io,
mba handrava io? Iehôvah nilaza tamiko,
Miakara hamely io tany io, ka ravao io.
26 Dia hoy Eliakima zanaky Hilikia, sy
Sebina, ary Ioa, taminy Rabisake, Masìna
hianao, atavy teniny ny Siria amy ny mpa-
nomponao, fa fantatray *izany;* ary aza
manao teniny ny Ioda aminay, ho reny ny
olona izay eo ambony ny mànda.
27 Dia hoy Rabisake kosa taminy, Efa
naniraka ahy ny tompoko-lahy va, hilaza
izany teny izany amy ny tomponao, sy
aminao hiany; ka tsy amy ny olona izay
mipetraka eo ambony ny mànda koa, izay
tsy maitsy hihinany ny tainy sy hisotro
ny amaniny miaraka aminareo?
28 Dia nijanona i Rabisake, ka niantso
tamy ny feo mahery, manao teniny ny
Ioda, ka hoy izy, Henoy ny teniny ny
mpanjaka lehibe, dia mpanjaka any Asiria,
hianareo:
29 Izany no lazainy ny mpanjaka, Aza
avela i Hezekia hamitaka anareo: fa tsy
hahavonjy anareo amy ny tànany izy:
30 Ary aza avela i Hezekia hampatoky
anareo any Iehôvah, hoe, Hamonjy dia ha-
monjy antsikia Iehôvah, ary tsy hatolotra
io tanàn' io any an-tànany ny mpanjaka any
Asiria tsy akory.
31 Aza mihaino any Hezekia hianareo:
f' izany no lazainy ny mpanjaka any Asiria,
Manava fanekena hihiavana amiko, ka
mivoaha ho aty amiko, ary samia homana
ny voalobony avy, sy ny voarany avy,
hianareo; ary samia misotro ny rano amy
ny fantsakany avy hianareo rehetra;
32 Mandra-pihiaviko, ka hitondra anareo
ho any amy ny tany tahaky ny taninareo, dia
tany be vary sy divay, tany be hanina sy
tanim-boaloboka, tany be solikia oliva sy
tantely, mba ho velona hianareo, ka tsy
maty: ary aza mihaino any Hezekia, raha
mamitaka anareo izy, manao hoe, Iehôvah
hamonjy antsikia.
33 Misy va aminy ireny andriamanitry
ny firenen-tsamihafa namonjy ny taniny
tamy ny tànany ny mpanjaka any Asiria?
34 Aiza ireny andriamanitry Hamata, sy
Aripada? aiza ireny andriamanitry Sefari-
vaima, sy Hena, ary Iva? nahavonjy any
Samaria tamy ny tànako v' ireny?
35 Iza no amy ny andriamanitra rehetra
eo ambony ny tany namonjy ny taniny
tamy ny tànako? dia hahavonjy any Ierio-
salema amy ny tànako v' Iehôvah?
36 Dia nangina ny olona, ka tsy namaly
teny azy: fa ny mpanjaka efa nandidy, ka
nanao hoe, Aza mamaly azy.
37 Dia nandeha i Eliakima zanaky Hilikia
izay nitandriny ny trano, sy Sebina mpano-
ratra, ary Ioa zanaky Asafa mpitadidy,
hankany aminy Hezekia, rehefa nandriatry
ny lambany izy telo lahy, dia nambarany
azy ny tenin-DRabisake.

## TOKO XIX.

Ary raha nandre i Hezekia mpanjaka, dia
nandriatry ny lambany izy, ka nitafy lamba
fisaonana, dia niditra tany an-tranony
Iehôvah izy.
2 Dia naniraka any Eliakima, izay nitan-
driny ny trano, sy Sebina mpanoratra, ary
ny lohany ny mpisorona, nitafy lamba fisao-
nana, izy, hankany aminy Isaia mpaminany,
zanaky Amôza.
3 Ary hoy izareo taminy, Izany no lazainy
Hezekia, Andro fahoriana, sy fananarana,
ary fanompana, ny andro any: f' efa omby
eo am-piterahana ny zaza, kanefa tsy misy
hery hiteraka.
4 Angamba Iehôvah Andriamanitrao hi-
haino ny teny rehetra nataon-DRabisake,
izay nirahiny ny mpanjaka any Asiria tom-
pony hanaratsy an' Andriamanitra maha-
velona; ary Izy hahafoany ny teny izay
efa reny Iehôvah Andriamanitrao: koa
asandrato vavaka, hamonjeny ny sisa
hita eo.
5 Dia tonga tany aminy Isaia ny mpa-
nompo any Hezekia mpanjaka.
6 Ary hoy Isaia taminy, Izany no ho
lazainareo amy ny tomponareo, hoe, Izany
no lazainy Iehôvah, Aza matahotry ireny
teny izay efa renao, izay nanompany ny
mpanompony ny mpanjaka any Asiria
Ahy.
7 Indro, hanisy fanahy eo anatiny Aho;
ary handre teny izy, ka hiverina amy ny
taniny; ary hampandavo azy ny sabatra
eo amy ny taniny Aho.
8 Dia niverina i Rabisake, ka nahita ny
mpanjaka any Asiria miady aminy Libina:
satria efa nandre izy f' efa niala tany
Lakisa izy.
9 Ary nandre teny milaza any Tirihaka,

mpanjaka any Etiopia, izy, manao hoe,
Indro, efa nivoaka hiady aminao izy: dia
nanirak' olona indray ho any aminy Hezekia
izy, ka nanao hoe,
10 Izany no ho lazainareo aminy Hezekia
mpanjaka any Ioda, hoe, Aza avela hamitaka anao Andriamanitrao, Izay itokianao,
hoe, Ieriosalema tsy mba hatolotra any
an-tànany ny mpanjaka any Asiria.
11 Indro, efa renao izay nataony ireo mpanjaka any Asiria tamy ny tany rehetra, k'
efa no ravany avokoa: dia ho vonjena va
hianao?
12 Ireny andriamanitry ny firenen-tsamihafa va nahavonjy izay no ravany ny razako,
dia i Gozana, sy Harana, sy Rezefa, ary ny
zanaky Edena, izay tany Telasara?
13 Aiza ny mpanjaka any Hamata, sy ny
mpanjaka any Aripada, ary ny mpanjaka
any an-tanàna Sefarivaima, i Hena, sy Iva?
14 Ary nandray ny taratasy tamy ny
tànany ny iraka i Hezekia, ka no vakiny:
dia niakatra ho any an-tranony Iehôvah
i Hezekia, ka no velariny teo anatrehany
Iehôvah *ilehy taratasy*.
15 Dia nivavaka taminy Iehôvah i Hezekia, ka nanao hoe, Ry Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely, Izay mitoetra eo anelanelany ny Keriobima, Hianao, dia Hianao
hiany, no Andriamanitry ny fanjakan-drehetra ambony ny tany: Hianao no nanao
ny lanitra sy ny tany.
16 Atongilano ny sofinao, Iehôvah ô, ka
mihainoa; Iehôvah ô, ampihirato ny masonao, ka mijere; ary mihainoa ny teny
rehetra izay nampitondrainy Senakeriba,
hanaratsy an' Andriamanitra mahavelona.
17 Iehôvah ô, marina tokoa izany, efa no
ravany ireo mpanjaka any Asiria ny firenena maro sy ny taniny,
18 K' efa nariany tany anatiny ny afo
ireny andriamaniny: fa tsy Andriamanitra
ireny, fa asan-tànan' olona, hazo sy vato:
ka dia no ravany.
19 Ary ankehitriny, Iehôvah ô, Andriamanitray, mifona aminao aho, vonjeo amy
ny tànany izahay, hahafantarany ny fanjakan-drehetra ambony ny tany, fa Hianao
no Iehôvah Andriamanitra, dia Hianao
hiany.
20 Dia naniraka Isaia zanaky Amôza ho
any aminy Hezekia, ka nanao hoe, Izany
no lazainy Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely, Efa reko ny nangatahinao tamiko
hanohitra any Senakeriba mpanjaka any
Asiria.
21 Izany no teny izay nitenenany Iehôvah
any Senakeriba; Nanevateva anao, *ka*
nihiomehy anao ny mpitovo zanaka-vaviny
Ziôna; nanifikifi-doha taminao ny zanaka-vaviny Ieriosalema.
22 Iza no haratsinao sy nompanao? ary
iza no nanandratanao ny feonao, sy nampiandrandranao ny masonao ho any ambony?
Ny Iray Masiny ny Isiraely.
23 Ny irakao nanaratsianao ny Tompo,
sy nanavanao hoe, Ny fiarakodiako marobe
niakarako tany amy ny hahavony ny tendrombohitra, ho any anilany Lebanôna, ka
ho jinjako ny sedera lava eo, *sy* ny hazo
fiera tsara indrindra eo: ary hiditra amy
ny hahavony ny sisiny, ny alany mahavokatra, aho.
24 Izaho nihiady, ka nisotro ny ranony
ny vahiny; ary ny faladiako nandritako
ny ony narovana rehetra.
25 Tsy mbola renao va f' Izaho no nanao
izany izay ela izay; ka namorony iny
hatramy ny taloha? ankehitriny Izaho
no nahatanteraky izany, mba ho ravanao
tanàna mirova ho fandravana mitambatra.
26 Ary efa fohy tànana ny monina eo,
sady afa-baraka no menatra izareo, efa
*tahaky* ny ahitra any an-tsaha, sy ny anamaitso, dia *tahaky* ny ahitra an-doha-trano,
sy ny vary mati-fotsy, izareo.
27 Ary fantatro ny fipetrahanao, sy ny
fivoahanao, sy ny fidiranao, ary ny fahatezeranao amiko.
28 Satria niakatra ho an-tsofiko ny fahatezeranao amiko, sy ny fitabatabanao, dia
hasiako ny farangoko amy ny oronao, ary
ny lamboridiko amy ny vavanao, ka hampiverina anao Aho ho amy ny làlana izay
nihiavianao.
29 —Ary izany no famantarana ho anao
kosa, Hihinany izay maniry ho azy aminy
itoy taona itoy hianareo, ary amy ny taona
faharoa ny kolokolony izany; ary amy ny
taona fahatelo mamafaza, dia mijinjà, ary
mambole tanim-boaloboka, ka mihinàna ny
fahavokarany hianareo.
30 Ary ny sisa amy ny mpianakaviny
Ioda, izay afa-mandositra, dia hamaka ambany indray, ka hamoa ambony.
31 Fa hisy sisa hivoaka any Ieriosalema,
ary afa-mandositra any an-tendrombohitra

Ziôna: ny zotom-pony Iehôvah Tompony
ny maro hanao izany.
32 Koa izany ilazany Iehôvah ny mpan-
jaka any Asiria, Tsy hiditra aminy io tanàna
io izy, na handefa zana-tsipìkia eo, na
hitondra ampingia eo tandrifiny, na hanan-
gana mànda hiady aminy.
33 Ny làlana izay nihiaviany no hivere-
nany, ka tsy hiditra aminy io tanàn' io izy,
hoy Iehôvah.
34 Fa hiaro io tanàn' io Aho, mba ha-
monjy azy, noho Izaho, ary noho i Davidy
mpanompoko.
35 Ary taminy izany alin' izany, dia
nivoaka ny anjeliny Iehôvah, ka namely,
tany an-tobiny ny Asiria, olona dimy arivo
amby valo alina amby iray hetsy: ary nony
nifoha maraina koa ny olona, indro, maty
avokoa ireny.
36 Dia niaingia i Senakeriba mpanjaka
any Asiria, ka nandeha, dia niverina, ka
nitoetra tany Ninive.
37 Ary raha nivavaka tany an-tranony
Nisiroka andriamaniny izy, dia no kapainy
Adrameleka sy Sarezara, zanani-lahy,
sabatra izy: dia nandositra ho any amy
ny tany Ararata izy mirahalahy. Ary
Esara-hadona zanani-lahy nanjaka nan-
dimby azy.

## TOKO XX.

Narary efa ho faty i Hezekia taminy izany
andro izany. Ary Isaia mpaminany zanaky
Amôza nankeo aminy, ka nanao taminy
hoe, Izany no lazainy Iehôvah, Hafaro ny
mpianakavinao: fa maty hianao, ka tsy ho
velona.
2 Dia nihiodin-tava ho amy ny lafin-trano
izy, ka nivavaka taminy Iehôvah, ka hoy
izy,
3 Mifona aminao aho, ry Iehôvah ô, tsa-
rovy ankehitriny ny fandehanako teo ana-
trehanao tamy ny fahamarinana sy tamy
ny fo mahitsy, ary ny fanavako soa teo
imasonao. Ary nitomany dia nitomany
indrindra i Hezekia.
4 Ary dieny tsy mbola tafavoaka Isaia ho
amy ny kianja afovoany, dia nisy teniny
Iehôvah nankeo aminy, ka nanao hoe,
5 Miverena indray, ka lazao aminy He-
zekia mpanapaky ny oloko, Izany no lazainy
Iehôvah, Andriamanitry Davidy rainao,
Efa reko ny fivavakao, efa hitako ny rano-
masonao: indro, hahasitrana anao Aho:
dia hiakatra any an-tranony Iehôvah amy
ny andro fahatelo hianao:
6 Ary hampiako dimy amby ny folo taona
ny andronao; ary hamonjy anao, sy io
tanàn' io, amy ny tànany ny mpanjaka any
Asiria Aho; ary hiaro io tanàn' io Aho, noho
Izaho, ary noho i Davidy mpanompoko.
7 Ary hoy Isaia, Alao ampempa voara.
Dia nalainy, ka napetany tamy ny vay, dia
sitrana izy.
8 Ary hoy Hezekia taminy Isaia, Inona
no famantarana fa hahasitrana ahy Iehôvah,
ka hiakatra ho any an-tranony Iehôvah
amy ny andro fahatelo aho?
9 Ary hoy Isaia, Izany no famantarana
ho anao avy aminy Iehôvah, fa hataony
Iehôvah izay zavatra no lazainy: handroso
folo dia va ny aloka, sa hihiemotra folo dia?
10 Dia namaly Hezekia, ka nanao hoe,
Mora foana ny handrosoany ny aloka folo
dia: tsia, fa aoky hihiemotra folo dia ny
aloka.
11 Dia nitaraina taminy Iehôvah Isaia
mpaminany: ary nampiverenіny Iehôvah
ny aloky ny famantaran' andro, izay
nampandehaniny ny masoandro, dia faman-
taran' andro nataony Ahaza, ka nihiemotra
folo dia izany.
12 Taminy izany andro izany nampiton-
drany Berodaka-baladana, zanaky Baladana,
mpanjaka any Babilona, taratasy, sy zavatr'
omena, ho any Hezekia: f' efa nandre ny
amy ny narariany Hezekia izy.
13 Dia nihaino azy Hezekia, ka naneho
azy ny trano fitehirizam-pananany rehetra,
ny volafotsy, sy ny volamena, sy ny zava-
-manitra, sy ny menaka soa, sy ny fitoerany
ny fiadiany rehetra, ary izay rehetra hita
teo amy ny trano fitehirizam-pananany;
tsy nisy zavatra tsy nasehony Hezekia
azy, na ny teo an-tranony, na ny teo amy
ny fanjakany rehetra.
14 Dia nankany aminy Hezekia mpan-
jaka Isaia mpaminany, ka hoy izy taminy,
Inona no lazainy ireo olon' ireo? ary avy
taiza no nankaty aminao izareo? Ary hoy
Hezekia, Avy tamy ny tany lavitra izareo,
dia tany Babilona.
15 Ary hoy izy, Inona avy no hitany teo
an-tranonao? Ary hoy Hezekia, Efa hitany
avokoa izay rehetra ato an-tranoko: tsy

misy zavatra eo amy ny fananako izay tsy
nasehoko azy.
16 Ary hoy Isaia taminy Hezekia, Henoy
ny teniny Iehôvah:
17 Indro, ho avy ny andro, ka ho entina
ho any Babilona izay rehetra ato an-trano-
nao, sy izay rehetra nahariny ny razanao
mandrak' andro any: tsy hisy havela tsy
akory, hoy Iehôvah.
18 Ary ny zanakao sasany izay hivoaka
aminao, izay hateraka, ho entiny; ary ho
olom-bositra eo an-tranony ny mpanjaka
any Babilona izareo.
19 Dia hoy Hezekia taminy Isaia, Tsara
ny teniny Iehôvah, izay no lazainao.
Hoy izy koa, Tsy hisy fiadanana sy faha-
marinana va amy ny androko hiany?
20 Ary ny asany Hezekia sisa, sy ny
heriny rehetra, ary ny nanavany ny farihy
sy ny fandrana, izay nitondrany ny
rano ho any an-tanàna, tsy voa soratra eo
amy ny bokiny ny tantarany ny mpanjaka
any Ioda v' izany?
21 Ary Hezekia nodi-nandry tamy ny
razany; ary Manase zanany nanjaka nan-
dimby azy.

## TOKO XXI.

Efa roa amby ny folo taona i Manase raha
vao nanjaka izy, ary nanjaka dimy amby
dimam-polo taona tany Ieriosalema izy.
Ary Hefiziba no anaran-dreniny.
2 Ary nanao ratsy teo imasony Iehôvah
izy, araky ny fahavetavetany ny firenena
maro, izay efa no roahiny Iehôvah teo
anoloany ny zanaky Isiraely.
3 Ary natsangany indray ny fitoeran' avo
izay efa no ravany Hezekia rainy; ary
nanao fivoadiana ho any Bala izy, dia nanao
endrik' Asitoreta, tahaky izay nataony
Ahaba mpanjaka any Isiraely; dia niva-
vaka taminy izay rehetra eo amy ny lanitra
izy, ka nanompo ireny.
4 Ary nanao fivoadiana izy, teo an-tranony
Iehôvah, izay nilazany Iehôvah hoe, Any
Ieriosalema hasiako ny anarako.
5 Dia nanao fivoadiana ho any izay re-
hetra eo amy ny lanitra izy, teo anatiny ny
kianja roa amy ny tranony Iehôvah.
6 Ary nampandeha ny zanani-lahy hamaky
ny afo izy, dia nanao hitsak' andro, sy
nanao odi-mahery, ary nitady saina tamy
ny mpanao fankatovana, sy ny mpisikidy:
nanao izay ratsy indrindra teo imasony
Iehôvah izy, hampahatezerany *Azy*.
7 Ary nanandratr' endrikia anidina ho any
Asitoreta izy, izay efa nataony teo an-trano
izay nilazany Iehôvah taminy Davidy sy So-
lomona zanany, Ato aminy io trano io, ary
aty Ieriosalema, izay no fidiko tamy ny
fireneny Isiraely rehetra, hasiako ny ana-
rako mandrakizay:
8 Ary tsy hampamindra ny tongotry ny
Isiraely intsony Aho hiala amy ny tany
izay nomeko ny razany; raha ho tandre-
many hiany hanao araky izay rehetra
nandidiako azy, ary araky ny lalàn-drehetra
izay nandidiany Mose mpanompoko azy.
9 Fa tsy nihaino izareo: ary Manase
nitaona azy hanao ratsiratsy kokoa noho
izay nataony ny firenen-tsamihafa izay
naringiany Iehôvah teo anoloany ny zanaky
Isiraely.
10 Ary Iehôvah nampiteny ny mpaminany
mpanompony hoe,
11 Satria nanao ireny fahavetavetan'
ireny Manase mpanjaka any Ioda, ka nanao
ratsy mihoatra noho izay rehetra nataony
ny Amôra izay teo alohany, sady nam-
panota ny Ioda koa tamy ny sampiny izy:
12 Koa izany no lazainy Iehôvah Andria-
manitry ny Isiraely, Indro, mitondra ratsy
amy ny Ieriosalema sy ny Ioda Aho, k'
izay rehetra handre izany, dia hangintsin-
gintsina ny sofiny.
13 Dia hahinjitro aminy Ieriosalema ny
fitsipiky ny Samaria, sy ny pilaometany ny
mpianakaviny Ahaba: ary hamafa any
Ieriosalema Aho hahafoanana azy, toy ny
olona mamafa lovia, izay, rehefa no fafany,
dia ahohony.
14 Ary hahafoy ny lovako sisa Aho, ka
hanolotra azy any an-tànany ny fahavalony;
ary ho sambotra sy ho babony ny faha-
valon-drehetra izareo;
15 Satria nanao ratsy teo imasoko izareo,
ka nampahatezitra Ahy, hatramy ny andro
nivoahany ny razany tany Ejipity, ka
mandrak' andro any.
16 Ary koa nandatsaka ra marina be in-
drindra i Manase mandra-pahafenony *ra*
Ieriosalema avokoa; hanampy ny ota izay
nampanotany ny Ioda hanao izay ratsy teo
imasony Iehôvah.
17 Ary ny asany Manase sisa, dia izay
rehetra nataony, sy ny fahotany izay
nataony, tsy voa soratra eo amy ny bokiny

ny tantarany ny mpanjaka any Ioda v' izany?
18 Ary Manase nodi-nandry tamy ny razany, ka nalevina teo an-tanimboly akeky ny tranony, dia teo an-tanimboliny Ioza: ary Amona zanany nanjaka nandimby azy.
19 Efa roa amby roa-polo taona i Amona raha vao nanjaka, ary nanjaka roa taona tany Ieriosalema izy. Ary Mesiolemeta zanaka-vaviny Harioza avy tany Iotiba no anaran-dreniny.
20 Ary nanao ratsy teo imasony Iehôvah izy, araky izay efa nataony Manase rainy.
21 Ary nandeha tamy ny làlan-drehetra izay nalehan-drainy izy, ka nanompo ireo sampy izay efa no tompoin-drainy, ary nivavaka taminy.
22 Ary nahafoy any Iehôvah, Andriamañitry ny razany, izy, ka tsy nandeha tamy ny làlany Iehôvah.
23 Ary ny mpanompony Amona niteti-dratsy azy, ka namono ny mpanjaka teo an-tranony.
24 Fa ny olona tompon-tany kosa namely izay rehetra niteti-dratsy any Amona mpanjaka; dia nampanjaka any Iosia zanany, handimby azy, ny olona tompon-tany.
25 Ary ny asany Amona sisa izay nataony, tsy voa soratra eo amy ny bokiny ny tantarany ny mpanjaka any Ioda va?
26 Ary nalevina tany am-pasany, teo an-tanimboliny Ioza, izy: ary Iosia zanany nanjaka nandimby azy.

## TOKO XXII.

Efa valo taona Iosia raha vao nanjaka izy, ary nanjaka iraikia amby telo-polo taona tany Ieriosalema izy. Ary Iedida zanaka-vaviny Adaia avy tany Bosikata no anaran-dreniny.
2 Ary nanao izay marina teo imasony Iehôvah izy, dia nandeha tamy ny làlan-drehetra nalehany Davidy rainy, ka tsy nivily ho amy ny ankavanana na ho amy ny ankavia.
3 Ary tamy ny fahavalo amby ny folo taonany Iosia mpanjaka, dia nirahiny ny mpanjaka i Safana mpanoratra, zanaky Azalia, zanaky Mesiolama, hankany an-tranony Iehôvah, manao hoe,
4 Miakara ho any aminy Hilikia mpisorona be, mba hanisany ny vola izay efa nentina ho any an-tranony Iehôvah, dia izay nangoniny ny mpiambiny ny varavarana tamy ny olona:
5 Ary aoka hatolony any an-tànany ireo mpiasa izay voa tendry hitandriny ny tranony Iehôvah; dia ho any ireo mpiasa izay eo an-tranony Iehôvah no aoka homeny izany, hanamboarany ny rava amy ny trano,
6 Ho any ny mpandrafitra, sy ny mpanao trano, ary ny tambato, ary hividy hazo sy vato voa rafitra, hanamboarany ny trano.
7 Nefa tsy voa isa ny vola izay natolotra tany an-tànany, fa niraharaha tamy ny fahatokiana hiany izy rehetra.
8 Ary hoy Hilikia mpisorona be taminy Safana mpanoratra, Efa nahita ny bokiny ny lalàna teo an-tranony Iehôvah aho. Dia nomeny Hilikia any Safana ny boky, ka no vakiny *Safana.*
9 Dia nankany amy ny mpanjaka i Safana mpanoratra, ka nitondra teny tamy ny mpanjaka, ka nanao hoe, Efa nangoniny ny mpanomponao ny vola izay hita teo an-trano, k' efa natolony tany an-tànany ireo mpiasa, izay mitandriny ny tranony Iehôvah.
10 Dia nanambara tamy ny mpanjaka i Safana mpanoratra, ka nanao hoe, I Hilikia mpisorona efa nanome ahy boky. Dia no vakiny Safana teo anatrehany ny mpanjaka izany.
11 Ary nony reny ny mpanjaka ny teny tamy ny bokiny ny lalàna, dia nandriatry ny lambany izy.
12 Ary ny mpanjaka nandidy any Hilikia mpisorona, sy Ahikama zanaky Safana, sy Akibora zanaky Mikaia, sy Safana mpanoratra, ary Asaia mpanompo ny mpanjaka, ka nanao hoe,
13 Mandehana hianareo, manontania any Iehôvah ho ahy, sy ho any ny olona, ary ny Ioda rehetra, ny amy ny teniny itoy boky vao hita itoy: fa mafy ny fahatezerany Iehôvah izay nirehitra tamintsikia, noho ny tsy nihainoany ny razantsikia ny teniny itoy boky itoy, hanao araky izay rehetra nanoratany antsikia.
14 Dia nandeha i Hilikia mpisorona, sy Ahikama, sy Akibora, sy Safana, ary Asaia, ka nankany aminy Holida mpaminani-vavy, vadiny Salioma, zanaky Tikiva zanaky Harihasa, mpitandriny ny fitafiany *ny*

*mpanjaka;* (ary lehy vehivavy nitoetra
tany Ieriosalema, teo an-trano fianarana;)
dia niresaka tamin-dravehivavy izareo.
15 Ary hoy ravehivavy taminy, Izany no
lazainy Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely,
Lazao amy ny lehilahy izay naniraka
anareo hankaty amiko,
16 Izany no lazainy Iehôvah, Indro,
mitondra ratsy aminy itoy fonenan' itoy
sy amy ny monina eo aminy Aho, dia ny
teny rehetra amy ny boky izay no vakiny
ny mpanjaka any Ioda.
17 Satria nahafoy Ahy izareo, ka nandoro
zava-manetona ho any ireo andriamani-
-kafa, hampahatezitra Ahy aminy izay
rehetra nataony ny tànany; k' izany no
hirehetany ny fahatezerako aminy itoy
fonenan' itoy, ka tsy azo ho vonoina.
18 Fa ny amy ny mpanjaka any Ioda
izay naniraka anareo hanontany any Ie-
hôvah, dia izany no lazao aminy hoe, Izany
no lazainy Iehôvah Andriamanitry ny Isi-
raely, ny amy ny teny izay efa renao;
19 Satria nalemy ny fonao, ka nanetri-
-tena teo anatrehany Iehôvah hianao,
rehefa renao izay nitenenako itoy fonenan'
itoy, sy ny monina eo aminy, fa ho fandra-
vana sy ho fanozonana ireny, ary *satria*
nandriatry ny lambanao hianao, ka nito-
many teo anatrehako; koa efa nandre
anao kosa hiany Aho, hoy Iehôvah.
20 Koa indro, hanangona anao ho any amy
ny razanao Aho, ary hianao no hangonina
soa aman-tsara any amy ny fasanao; ary
tsy ho hitany ny masonao izay ratsy re-
hetra ho entiko aminy itoy fonenan' itoy.
Dia nitondra teny tamy ny mpanjaka
indray ny olona.

## TOKO XXIII.

Dia nanirak' olona ny mpanjaka, ary na-
nangony ny loholony Ioda sy Ieriosalema
rehetra ho any aminy izareo.
2 Dia niakatra ho any an-tranony Iehôvah
ny mpanjaka, ary ny olon-Ioda rehetra, dia
izay rehetra nonina tany Ieriosalema,
nomba azy, ary ny mpisorona, sy ny
mpaminany: ary ny olon-drehetra, na kely
na lehibe: dia no vakiny, ho reny ny
olona, ny teny rehetra tamy ny bokiny ny
fanekena izay hita tany an-tranony Ie-
hôvah.
3 Dia nijanona teo anilany ny andry ny
mpanjaka, ka nanao fanekena teo anatre-
hany Iehôvah, handeha hanaraka any Ie-
hôvah sy hitandriny ny didiny sy ny fila-
zany, ary ny lalàny, amy ny fony rehetra,
sy ny fanahiny rehetra, hankato ny teniny
io faneken' io, dia izay voa soratra teo
aminy io boky io. Dia naneky ny fane-
kena ny olon-drehetra.
4 Ary ny mpanjaka nandidy any Hilikia
mpisorona be, sy ireo mpisorona manara-
karaka, ambany ireo mpiambiny ny varava-
rana, hamoaka amy ny tempoliny Iehôvah
ny fanaka rehetra izay natao ho any Bala,
sy ho any Asitoreta, ary ho any ny eo amy
ny lanitra rehetra: dia nodorany teo
ivelany Ieriosalema izany rehetra, tany
an-tsaha Kidirona, ka nentiny ho any Betela
ny lavenony.
5 Ary nanesotry ny mpisorony ny sampy
izy, izay efa no tendreny ireo mpanjaka any
Ioda handoro zava-manetona eo amy ny
fitoeran' avo, tany aminy ireo tanàna any
Ioda, ary eo amy ny fitoerana manodidina
any Ieriosalema; ary izay nandoro zava-
-manetona ho any Bala koa, ho any ny
masoandro, sy ny volana, sy ny kintana
vaventy, ary ny eo amy ny lanitra rehetra.
6 Dia namoaky ny endrik' Asitoreta tamy
ny tranony Iehôvah, ho any ivelany Ierio-
salema, izy, ho any amy ny renirano Kidirona;
ka nodorany teo amy ny renirano Kidirona,
dia no torotoroiny ho vovoka, ka nafafiny
ny vovony tambony ny fasany ny
vahoaka.
7 Dia nandrava ny tranony ny mpanao
filan-dratsy izy, izay teo anilany ny tranony
Iehôvah, dia izay nanenomany ny vehivavy
ny firakotry ny endrik' Asitoreta.
8 Ary nanesotry ny mpisorona rehetra
taminy ireo tanàna any Ioda izy, ka nandoto
ny fitoeran' avo izay nandoroany ny mpiso-
rona zava-manetona, hatrany Geba, ka
hatrany Beriseba, dia nandrava ny fitoeran'
avo akeky ny vavahady izay teo anilany ny
fidirana amy ny vavahadiny Iosioa mpana-
paky ny tanàna, izay eo amy ny tànan'
ankaviany izay *miditra* amy ny vavahadin-
-tanàna.
9 Nefa tsy efa niakatra ho any amy ny
fivoadiany Iehôvah any Ieriosalema ireo
mpisorony ny fitoeran' avo, fa nihinany ny
mofo tsy masirasira teo amy ny rahalahiny.
10 Ary nandoto any Tofeta izy, izay teo
amy ny lohasahany ny zanaky Hinoma,

mba tsy hampandehanan' olona ny zanani-
-lahy na ny zanani-vavy hamaky ny afo ho
any Moleka.
11 Dia nanesotry ny soavaly, izay efa
nomeny ny mpanjaka any Ioda ho any ny
masoandro, izy, hiala amy ny fidirana amy
ny tranony Iehôvah teo anilany ny trano
nitoerany Natana-meleka manambonina-
hitra, izay nonina teo an-tamboho, ary ny
fiarakodiany ny masoandro nodorany tamy
ny afo.
12 Ary ny fivoadiana tany an-tampony
ny tranony Ahaza, dia ilehy trano miefitra
ambony, izay nataony ny mpanjaka any
Ioda, ary ny fivoadiana izay nataony
Manase teo anatiny ny kianja roa amy ny
tranony Iehôvah, dia no ravany ny mpan-
jaka, ka narodany teo, dia nariany ny
vovony tamy ny renirano Kidirona.
13 Ary ny fitoeran' avo izay nanandrify
any Ieriosalema, izay teo amy ny ankava-
nany ny tendrombohitry ny Mpandrava,
izay efa nataony Solomona mpanjaka any
Isiraely ho any Asitoreta fahavetavetany
ny Zidona, sy ho any Kemosa fahavetave-
tany ny Moaba, ary ho any Milikoma
fahavetavetany ny zanaky Amona, no lotoi-
ny ny mpanjaka.
14 Ary nanorotoro ireny endri-javatra
izy, ka nijinja ireny endrik' Asitoreta; ary
no fenoiny taolan' olona ny fitoerany.
15 Ary ny fivoadiana tany Betela koa,
dia ny fitoeran' avo izay efa nataony Iero-
boama zanaky Nebata, izay nampanotany
ny Isiraely, dia izany fivoadian' izany koa,
sy ny fitoeran' avo, no ravany; ary ny fitoe-
ran' avo nodorany, ka no mongomongoiny
ho vovoka, ary nodorany ny endrik'
Asitoreta.
16 Ary raha vao nitodikia Iosia, dia
nahita ny fasana izay tany an-tendrom-
bohitra izy, dia naniraka, ka namoaky ny
taolana teo am-pasana, dia nodorany teo
ambony ny fivoadiana, ka no lotoiny, araky
ny teniny Iehôvah izay no toriny lehy
lehilahin' Andriamanitra, izay nitory izany
teny izany.
17 Dia hoy izy, Fasan' inona io hitako
io? Ary hoy ny lehilahiny ny tanàna
taminy, Io no fasany lehy lehilahin' An-
driamanitra izay avy tany Ioda, ka nitory
izany zavatra nanavanao ny fivoadiana any
Betela izany.
18 Ary hoy izy, Aoky izay; aza avela
hisy olona hanetsiky ny taolany. Ka dia
navelany ny taolany, ambany ny taolany
ny mpaminany izay avy tany Samaria.
19 Ary ny trano rehetra koa teo amy ny
fitoeran' avo izay teo aminy ireo tanàna
any Samaria, izay efa nataony ny mpan-
jaka any Isiraely hampahatezitra *any Ie-
hôvah*, no ravany Iosia, ka nataony taminy
araky ny asany rehetra izay efa nataony
tany Betela.
20 Dia namono ny mpisorony ny fitoeran'
avo rehetra izy, izay nitandriny ny fivoa-
diana teo, ary nandoro ny taolan' olona teo
amboniny *ireo fivoadiana* izy, dia niverina
ho any Ieriosalema izy.
21 Dia nandidy ny olon-drehetra ny
mpanjaka, ka nanao hoe, Tandremo ny
pasaka ho any Iehôvah Andriamanitrareo,
araky izay voa soratra eo amy ny bokiny
io faneken' io.
22 Ary tsy nisy pasaka no tandremana
toy izany hatramy ny androny ny mpitsara
izay nitsara ny Isiraely, na tamy ny andro
rehetra nanjakany ireo mpanjaka any Isi-
raely, sy ireo mpanjaka any Ioda;
23 Fa tamy ny fahavalo amby ny folo
taonany Iosia mpanjaka hiany no nitandre-
many io pasaka io ho any Iehôvah, tany
Ieriosalema.
24 Ary ny mpanao fankatovana koa, sy
ny mpisikidy, sy ny endri-javatra, sy ny
sampy, ary ny fahavetavetan-drehetra izay
hita teo amy ny tany Ioda sy tany Ierio-
salema, nesoriny Iosia, mba hankatoavany
ny teniny ny lalàna izay voa soratra teo
amy ny boky, izay efa hitany Hilikia
mpisorona teo an-tranony Iehôvah.
25 Ary tsy nisy mpanjaka tahaka azy teo
alohany, izay niverina ho aminy Iehôvah
tamy ny fony rehetra, ary tamy ny fana-
hiny rehetra, ary tamy ny heriny rehetra,
araky ny lalàn-drehetra nataony Mose;
ary tsy nisy niseho teo aoriany tahaka azy.
26 Anefa Iehôvah tsy nampiala ny firehe-
tany ny fahatezerany lehibe, izay nirehe-
tany ny fahatezerany tamy ny Ioda, noho
ny fahasosoran-drehetra izay nampahaso-
sorany Manase Azy.
27 Ary hoy Iehôvah, Handroaky ny Ioda
koa hiala eo anatrehako Aho, tahaky izay
nandroahako ny Isiraely, ka hariako io
tanàna Ieriosalema io izay no fidiko, ary
ny trano izay nilazako hoe, Hitoetra eo
ny anarako.

 

28 Ary ny asany Iosia sisa, dia izay
rehetra nataony, tsy voa soratra eo amy
ny bokiny ny tantarany ny mpanjaka any
Ioda v' izany?
29 Tamy ny androny *Iosia* niakarany
Farao-Neko mpanjaka any Ejipity hiady
amy ny mpanjaka any Asiria eo amy ny
ony Iofiraty: dia lasa Iosia mpanjaka, mba
hiady aminy: ary raha vao hitany, dia
matiny tany Megido izy.
30 Ary rehefa maty izy, dia nitondra azy
ny mpanompony teo anatiny ny fiarakodia
hiala any Megido, ka nentiny ho any Ierio-
salema, dia naleviny teo am-pasany. Ary
ny olona tompon-tany naka any Iehôaza
zanaky Iosia, dia nanosotra azy, ka nataony
ho mpanjaka handimby an-drainy izy.
31 Efa telo amby roa-polo taona i Iehôaza,
raha vao nanjaka izy; ary nanjaka telo
volana tany Ieriosalema izy. Ary Hamio-
tala, zanaka-vaviny Ieremia avy tany
Libina, no anaran-dreniny.
32 Ary nanao ratsy teo imasony Iehôvah
izy, araky izay rehetra efa nataony ny
razany.
33 Ary namatotra azy Farao-Neko tany
Ribila teo amy ny tany Hamata, mba tsy
hanjakany any Ieriosalema intsony; ary
ny tany nampandoaviny hetra hanja-bola-
fotsy zato, sy hanja-bolamena iray.
34 Ary Farao-Neko nanao any Eliakima
zanaky Iosia ho mpanjaka handimby any
Iosia rainy, dia nanova ny anarany ho
Iehôiakima, f' Iehôaza nalainy, ary *nentiny*
hankany Ejipity, ka dia maty teo.
35 Ary Iehôiakima nanome volafotsy sy
volamena ho any Farao; fa nampanom-
bany ny tany, hanomezany vola araky ny
didiny Farao, izy; dia nampandoa ny olona
tompon-tany rehetra volafotsy sy volamena
izy, ny isan' olona araky ny fanombanana
azy, homena any Farao-Neko.
36 Efa dimy amby roa-polo taona Iehôia-
kima, raha vao nanjaka izy; ary nanjaka
iraikia amby ny folo taona tany Ieriosalema
izy. Ary Zebioda, zanaka-vaviny Pedaia
avy tany Rioma, no anaran-dreniny.
37 Ary nanao ratsy teo imasony Iehôvah
izy, araky izay rehetra efa nataony ny
razany.

## TOKO XXIV.

TAMY ny androny *Iehôiakima* niakarany
Nebiokadinezara mpanjaka any Babilona,
ary nanompo azy telo taona Iehôiakima;
dia nikiomy ka niodina taminy izy.
2 Ary Iehôvah nampandeha ny miarami-
lany ny Kalidia, sy ny miaramilany ny Siria,
sy ny miaramilany ny Moaba, ambany ny
miaramilany ny zanaky Amona, hiady
aminy, dia nampandeha azy hiady amy ny
Ioda handrava azy, araky ny teniny Ie-
hôvah izay nampilazainy ny mpaminany
maro, mpanompony.
3 Fa ny teniny Iehôvah hiany no naha-
tonga izany tamy ny Ioda, handroahany
*azy* hiala eo anatrehany, noho ny fahotany
Manase, araky izay rehetra nataony;
4 Ary noho ny ra marina nalatsany koa:
fa nameno ra marina any Ieriosalema izy,
ka tsy nety namela ny helony noho izany
Iehôvah.
5 Ary ny asany Iehôiakima sisa, dia izay
rehetra nataony, tsy voa soratra eo amy ny
bokiny ny tantarany ny mpanjaka any
Ioda v' izany?
6 Ary Iehôiakima nodi-nandry tamy ny
razany: ary Iehôiakina zanany nanjaka
nandimby azy.
7 Ary ny mpanjaka any Ejipity tsy
nivoaka intsony tamy ny taniny: fa afaky
ny mpanjaka any Babilona izay rehetra
nananany ny mpanjaka any Ejipity hatramy
ny ony Ejipity, ka hatramy ny ony
Iofiraty.
8 Efa valo amby ny folo taona Iehôiakina
raha vao nanjaka izy, ary nanjaka telo
volana tany Ieriosalema izy. Ary Nehio-
sita, zanaka-vaviny Elinatana avy tany
Ieriosalema, no anaran-dreniny.
9 Ary nanao ratsy teo imasony Iehôvah
izy, araky izay rehetra efa nataon-drainy.
10 Taminy izany andro izany niakarany
ny mpanompo any Nebiokadinezara mpan-
jaka any Babilona hiady aminy Ieriosalema,
ka natao fahirano ny tanàna.
11 Ary Nebiokadinezara mpanjaka any
Babilona nankany hiady amy ny tanàna,
raha mbola nanao fahirano azy ny mpanom-
pony.
12 Dia lasa nivoaka hankany amy ny
mpanjaka any Babilona, Iehôiakina mpan-
jaka any Ioda, ambany ny reniny, sy ny
mpanompony, sy ny andriandahiny, ary
ny manamboninahiny: ary nisambotra azy
ny mpanjaka any Babilona tamy ny faha-
valo taonany Nebiokadinezara.
13 Ary ny rakitra rehetra teo an-tranony

Iehôvah, sy ny rakitra teo an-tranony ny
mpanjaka, nentiny ho babo, ho afaka eo,
ka no torotoroiny ny fana-bolamena re-
hetra izay efa nataony Solomona mpanjaka
any Isiraely, teo anatiny ny tempoliny
Iehôvah, araky izay efa no lazainy Iehôvah.
14 Dia no baboiny *Nebiokadinezara* ny
Ieriosalema rehetra, dia ny andriandahiny
rehetra, sy ny olona manan-karena rehetra,
olona iray alin-dahy, ambany ny mahay
zavatra rehetra sy ny mpanefy: tsy nisy
navelany hitoetra, afa tsy izay tompon-tany
malahelo indrindra.
15 Dia nentiny ho any Babilona Iehôia-
kina, ambany ny reniny ny mpanjaka, sy
ireo vadiny ny mpanjaka, ary ny manam-
boninahiny, sy ny olo-mahery eo amy ny
tany, dia ireo no baboiny tany Ieriosalema,
ka nentiny ho any Babilona:
16 Dia ny olo-manan-karena rehetra, fito
arivo lahy, ary ny mahay zavatra sy ny
mpanefy arivo lahy, olo-mahery sy mahay
miady izy rehetra, nentiny ny mpanjaka
any Babilona ho babo, ho any Babilona.
17 Ary Matania rahalahin-drainy *Iehôia-
kina* nataony ny mpanjaka any Babilona
ho mpanjaka handimby azy, ary ny anarany
novany ho Zedekia.
18 Efa iraikia amby roa-polo taona i
Zedekia raha vao nanjaka izy, ary nanjaka
iraikia amby ny folo taona tany Ieriosalema
izy. Ary Hamiotala, zanaka-vaviny Ieremia
avy tany Libina, no anaran-dreniny.
19 Ary nanao ratsy teo imasony Iehôvah
izy, araky izay rehetra efa nataony Ie-
hôiakima.
20 Fa ny fahatezerany Iehôvah no naha-
tonga izany tamy ny Ieriosalema sy ny
Ioda, mandra-pandroahany azy hiala eo
anatrehany; dia niodina tamy ny mpan-
jaka any Babilona i Zedekia.

## TOKO XXV.

Ary tamy ny fahasivy taona nanjakany,
tamy ny volana fahafolo, tamy ny andro
fahafolo amy ny volana, nankanesany Ne-
biokadinezara, mpanjaka any Babilona, izy,
sy ny miaramilan-drehetra, hiady aminy
Ieriosalema, dia nitoby teo tandrifiny, ka
nanao mànda hiady aminy manodidina
izareo.
2 Dia natao fahirano ny tanàna, hatramy
ny faharaikia amby ny folo taonany Zedekia
mpanjaka.
3 Ary tamy ny andro fahasivy amy ny
volana, dia mafy indrindra ny mosary teo
an-tanàna, ka tsy nisy mofo ho haniny ny
olona teo amy ny tany.
4 Dia nidirana ny tanàna, ary *nandositra*
alina ny mpiady rehetra, nahazo ny làlany
ny vavahady teo anelanelany ny mànda
roa, izay teo akeky ny tanim-boliny ny
mpanjaka; (fa nanodidiny ny tanàna ny
Kalidia;) dia lasa izy, nahazo ny làlana
mankany amy ny tany lemaka.
5 Dia nanenjiky ny mpanjaka ny miara-
milany ny Kalidia, ka nahatratra azy teo
amy ny tany lemaka any Ierikô: ary ny
miaramilany rehetra nandao *ny mpanjaka*,
ka niely.
6 Dia nisambotry ny mpanjaka izareo, ka
nentiny hiakatra ho any amy ny mpanjaka
any Babilona ho any Ribila; dia nitsara
azy *teo* izareo.
7 Dia no vonoiny *ny Kalidia* ireo zanaky
Zedekia teo imasony, dia no potsiriny ny
masony *Zedekia*, ary nafatony tamy ny
gadra varahina izy, ka nentiny ho any
Babilona.
8 Ary tamy ny volana fahadimy, tamy
ny andro fahafito amy ny volana, izany no
fahasivy amby ny folo taonany Nebioka-
dinezara mpanjaka, mpanjaka any Babilona,
nankanesany Nebiozaradana, mpifehy ny
mpiambina, mpanompo ny mpanjaka any
Babilona, ho any Ieriosalema,
9 Dia nandoro ny tranony Iehôvah sy ny
tranony ny mpanjaka izy: ary ny trano
rehetra tany Ieriosalema, dia ny tranon'
olo-malaza rehetra, nodorany tamy ny afo.
10 Ary ny miaramila Kalidia rehetra, izay
nomba ny mpifehy ny mpiambina, nan-
drava ny mànda manodidina any Ierio-
salema.
11 Dia no baboiny Nebiozaradana mpifehy
ny mpiambina, ny olona sisa izay nitoetra
teo an-tanàna, sy ny mpandositra izay efa
latsaka homba ny mpanjaka any Babilona,
ary ny marobe sisa.
12 Kanefa navelany ny mpifehy ny
mpiambina ny olo-malahelo sasany tom-
pon-tany, ho mpiasa-voaloboka, sy ho
mpiasa-tany.
13 Ary ny andry varahina izay teo an-
-tranony Iehôvah, sy ny fanambanina, sy
ny ranomasim-barahina, izay teo an-tranony

Iehôvah, no vakivakiny ny Kalidia, ka
nentiny ho any Babilona ny varahiny.
14 Ary ny fahandroan-kena, sy ny fanalan-davenona, sy ny hetin-jiro, sy ny sotro-be, ary ny fana-barahina rehetra izay nanompoany *ny mpisorona*, nentiny.
15 Ary ny fitondran' afo, sy ny bakoly, izay efa volamena dia volamena, ary izay efa volafotsy dia volafotsy, nentiny ny mpifehy ny mpiambina.
16 Ny andry roa, ny ranomasina iray, sy ny fanambanina, izay efa nataony Solomona ho any ny tranony Iehôvah: tsy hita lanja ny varahiny izany fanaka rehetr' izany.
17 Valo amby ny folo hakihio ny hahavony ny andry iray, ary nisy rava-doha varahina teo amboniny: ary telo hakihio ny hahavony ny rava-doha iray, afa tsy ny asa harato sy ny sarim-boasari-be-voa tambony ny rava-doha manodidina, varahina avokoa ireo: ary nanahaky izany hiany ny andry faharoa sy ny asa harato.
18 Ary ny mpifehy ny mpiambina nisambotra any Seraia mpisorona be, sy Zefania mpisorona manarakaraka, ary ny mpiambim-baravarana telo lahy:
19 Dia nalainy tany an-tanàna manamboninahitra anankiray izay nifehy ny mpiady, ary dimy lahy izay nanaraky ny mpanjaka, izay hita teo an-tanàna, ary ny mpanoratra *momba* ny mpifehy ny miaramila, izay nifehy ny olona tompon-tany, ary enim-polo lahy amy ny vahoaka, izay efa hita teo an-tanàna:
20 Dia naka azy rehetra i Nebiozaradana mpifehy ny mpiambina, ka nentiny ho any amy ny mpanjaka any Babilona, ho any Ribila:
21 Ary ny mpanjaka any Babilona namely azy rehetra, ka no vonoiny tany Ribila eo amy ny tany Hamata. Ka dia no baboina ny Ioda ho afaka amy ny taniny.
22 Fa ny amy ny olona sisa izay nitoetra teo amy ny tany Ioda, izay efa navelany Nebiokadinezara mpanjaka any Babilona, dia no tendreny *ny mpanjaka any Babilona* i Gedalia zanaky Ahikama, zanaky Safana, ho mpanapaky ireny.
23 Ary rehefa nandre ny mpifehy rehetra amy ny miaramila, izareo sy ny olom-peheziny, f' i Gedalia no nataony Nebiokadinezara mpanjaka any Babilona ho mpanapaka, dia nankany aminy Gedalia ho any Mizipa izareo, dia Isimaela zanaky Netania, sy Iohanana zanaky Karea, sy Seraia zanaky Tanihiometa olo-Netofa, ary Iazania zana-dehilahy Maaka, izareo ambany ny olom-peheziny.
24 Dia nianiana taminy ireny, sy tamy ny olom-peheziny, i Gedalia, ka nanao taminy hoe, Aza matahotra hanompo ny Kalidia hianareo: mitoera eo amy ny tany, ka tompoy ny mpanjaka any Babilona; dia ho soa aman-tsara hianareo.
25 Ary rehefa omby amy ny volana fahafito, dia nankany *Mizipa* Isimaela zanaky Netania, zanaky Elisama, taranaky ny mpanjaka, mitondra folo lahy homba azy, dia namely any Gedalia, ka namono azy, ambany ny olon-Ioda, sy ny Kalidia izay nitoetra teo aminy tany Mizipa.
26 Dia niaingia ny olon-drehetra, na kely na lehibe, ambany ny mpifehy ny miaramila, ka nankany Ejipity; fa natahotry ny Kalidia izareo.
27 Ary tamy ny fahafito amby telo-polo taonany ny namaboana any Iehôiakina, mpanjaka any Ioda, tamy ny volana faharoa amby ny folo, tamy ny andro fahafito amby roa-polo amy ny volana, tamy ny taona vao nanjakany Evili-merodaka mpanjaka any Babilona, nanandratany ny lohany Iehôiakina mpanjaka any Ioda, sy namoahany azy tamy ny trano-maizina;
28 Dia nanao teny soa taminy izy, ka nanandratry ny lapany ho eo ambony ny lapany ireo mpanjaka izay nitoetra teo aminy tany Babilona;
29 Dia nanova ny fitafiany, izay efa no tafiny teo an-trano-maizina, izy: ary izy nihina-mofo teo anatrehany mandrakariva, tamy ny andro rehetra niainany.
30 Ary ny famelomana izay nomeny ny mpanjaka azy, dia famelomana mandrakariva; nomena azy isan' andro ny anjarany isan' andro, tamy ny andro rehetra niainany.

# NY VOALOHANY NY BOKINY NY TANTARA.

## TOKO I.

I Adama, i Seta, i Enôsa,
2 I Kainana, i Mahalalila, Iereda.
3 I Enôka, i Metiozela, i Lameka.
4 I Nôa, i Sema, i Hama, ary Iefeta.
5 Ny zanaka-lahiny Iefeta; i Gômera,
sy Magôga, sy Maday, sy Iavana, sy Tio-
bala, sy Meseka, ary Tirasa.
6 Ary ny zanaka-lahiny Gômera; i Asi-
kenaza, sy Rifata, ary Tôgarima.
7 Ary ny zanaka-lahiny Iavana; i Elisa,
sy Tarisisa, i Kitima, sy Dôdanima.
8 Ny zanaka-lahiny Hama; i Kiosa, sy
Miziraima, i Foto, sy Kanana.
9 Ary ny zanaka-lahiny Kiosa; i Seba,
sy Havila, sy Sabita, sy Rama, ary Sabi-
teka. Ary ny zanaka-lahin-DRama; i
Seheba, sy Dedana.
10 Ary Kiosa niteraka any Nimiroda:
izy vao efa lehilahy mahery tety ambony
ny tany.
11 Ary Miziraima niteraka any Liodima,
sy Anamima, sy Lehabima, sy Nafitohima,
12 Sy Patrosima, sy Kasilohima, (izay
nihiaviany ny Filisitia,) ary Kafitorima.
13 Ary Kanana niteraka any Zidôna,
lahi-matoany, ary Heta,
14 Ary ny Iebiosa, sy ny Amora, sy ny
Girigasa,
15 Sy ny Heva, sy ny Arika, sy ny
Sina,
16 Sy ny Arivada, sy ny Zemara, ary ny
Hamata.
17 Ny zanaka-lahiny Sema; i Elama, sy
Asiora, sy Arifakisada, sy Lioda, sy Arama,
sy Ioza, sy Hiola, sy Getera, ary Meseka.
18 Ary Arifakisada niteraka any Sela,
ary Sela niteraka any Ebera;
19 Ary Ebera niteraka zanaka roa lahy,
i Pelega no anarany ny anankiray, fa
tamy ny androny no nizarany ny tany, ary
Iokitana no anarany ny rahalahiny.
20 Ary Iokitana niteraka any Alimodada,
sy Selefa, sy Hazarimaveta, sy Iera,
21 Sy Hadorama, sy Iozala, sy Dikila,
22 Sy Ebala, sy Abimaela, sy Seheba,
23 Sy Ofira, sy Havila, ary Iobaba. Za-
naky Iokitana ireo rehetr' ireo.
24 I Sema, i Arifakisada, i Sela,
25 I Ebera, i Pelega, i Rio,
26 I Serioga, i Nahôra, i Tera,
27 I Abirama; izany hoe, i Abirahama:
28 Ny zanaky Abirahama; Isaka, sy
Isimaela.
29 Itoy no filazany ny mpianakaviny;
Ny lahi-matoany Isimaela, i Nebaiota, dia i
Kedara, sy Adibela, sy Mibisama,
30 I Misima, sy Dioma, i Masa, i Hadada,
sy Tema,
31 Ietiora, i Nafisa, ary Kedema. Ireo
no zanaka-lahiny Isimaela.
32 Ary ny zanaka-lahiny Ketiora, tokan-
tranomasony Abirahama: izy niteraka any
Zimirana, sy Iokisana, sy Medana, sy
Midiana, sy Isibaka, ary Sioa. Ary ny
zanaka-lahiny Iokisana; i Seba, sy
Dedana.
33 Ary ny zanaka-lahiny Midiana; i Efa,
sy Efera, sy Hanoka, sy Abida, ary Elida.
Zanaky Ketiora ireo rehetr' ireo.
34 Ary Abirahama niteraka any Isaka. Ny
zanaka-lahiny Isaka; i Esao, sy Isiraely.
35 Ny zanaka-lahiny Esao; i Elifaza, i
Rioela, sy Iosa, sy Ialama, ary Kora.
36 Ny zanaka-lahiny Elifaza; i Temana,
sy Omana, i Zefy, sy Gatama, i Kenaza, sy
Timina, ary Amaleka.
37 Ny zanaka-lahiny Rioela; i Nahata,
i Zera, sy Sama, ary Miza.
38 Ary ny zanaka-lahiny Seira; i Lotana,
sy Sobala, sy Zibeona, sy Ana, sy Disona,
sy Ezera, ary Disana.
39 Ary ny zanaka-lahiny Lotana; i Hory,
sy Homama: ary Timina no anabaviny
Lotana.
40 Ny zanaka-lahiny Sobala; i Aliana,

sy Manahata, sy Ebala, i Sehefy, ary
Onama. Ary ny zanaka-lahiny Zibeona;
i Aia, sy Ana.
41 Ary ny zanaka-lahiny Ana; i Disona.
Ary ny zanaka-lahiny Disona; i Hamirana,
sy Esibana, sy Itirana, ary Kerana.
42 Ary ny zanaka-lahiny Ezera; i Bili-
hana, sy Zavana, ary Iakana. Ny zanaka-
-lahiny Disana; Ioza, sy Arana.
43 Ary ireo no mpanjaka izay nanjaka
teo amy ny tany Edoma, dieny tsy mbola
nisy mpanjaka nanjaka tamy ny zanaky
Isiraely; i Bela zanaky Beora: ary Dini-
haba no anarany ny tanànany.
44 Ary maty Bela, dia nanjaka nandimby
azy Iobaba zanaky Zera avy tany Bozira.
45 Ary maty Iobaba, dia nanjaka nan-
dimby azy Hiosama avy tamy ny tany
Temana.
46 Ary maty Hiosama, dia nanjaka nan-
dimby azy Hadada zanaky Bedada, izay
namely ny Midiana tany an-tsaha any
Moaba: ary Avita no anarany ny tanànany.
47 Ary maty Hadada, dia nanjaka nan-
dimby azy Samila avy tany Masireka.
48 Ary maty Samila, dia nanjaka nan-
dimby azy Saolo avy tany Rehobota eo
amorony ny ony.
49 Ary maty Saolo, dia nanjaka nandimby
azy Bali-hanana zanaky Akibora.
50 Ary maty Bali-hanana, dia nanjaka
nandimby azy Hadada: ary Pay no anarany
ny tanànany; ary Mehetabela no anarany
ny vadiny, zanaka-vaviny Matreda, zanaka-
-vaviny Mezahaba.
51 Dia maty koa i Hadada. Ary ny
andriandahiny ny Edoma; i Timina an-
driandahy, i Alia andriandahy, Ieteta
andriandahy,
52 I Aholibama andriandahy, i Ela an-
driandahy, i Pinona andriandahy,
53 I Kenaza andriandahy, i Temana
andriandahy, i Mibizara andriandahy,
54 I Magidiela andriandahy, Irama an-
driandahy. Ireo no andriandahiny ny
Edoma.

## TOKO II.

IREO no zanaky Isiraely; i Riobena, i
Simeôna, i Levy, sy Ioda, Isakara, sy
Zebiolona,
2 I Dana, Iôsefa, sy Beniamina, i Nafi-
taly, i Gada, ary Asera.
3 Ny zanaka-lahiny Ioda; i Era, sy
Onana, ary Sela: ireo telo ireo nateraky
ny zanaka-vaviny Sioa vehivavy Kanana
ho any *Ioda*. Ary efa ratsi-fanahy teo
imasony Iehôvah i Era lahi-matoany Ioda;
ka no vonoiny *Iehôvah* izy.
4 Ary Tamara vinanto-vaviny *Ioda* nite-
raka any Fareza sy Zera ho azy. Dimy no
zanaky Ioda rehetra.
5 Ny zanaka-lahiny Fareza; i Hezirona,
sy Hamiola.
6 Ary ny zanaka-lahiny Zera; i Zimiry,
sy Etana, sy Hemana, sy Kalikola, ary
Dara: dimy lahy.
7 Ary ny zanaka-lahiny Karimy; i Akara
ilehy nampahory ny Isiraely, izay nanota
tamy ny zavatra voa ozona.
8 Ary ny zanaka-lahiny Etana; i Azaria.
9 Ary ny zanaka-lahiny Hezirona izay
teraka ho azy; Ierahimela, sy Rama, ary
Keliobay.
10 Ary Rama niteraka any Aminadaba;
ary Aminadaba niteraka any Nasona andri-
andahiny ny zanaky Ioda;
11 Ary Nasona niteraka any Salima, ary
Salima niteraka any Boaza;
12 Ary Boaza niteraka any Obeda, ary
Obeda niteraka any Iese;
13 Ary Iese niteraka any Eliaba lahi-
-matoany, sy Abinadaba faharoany, ary
Sima no fahatelony,
14 Ary Natanaela no fahefany, i Raday
no fahadiminy,
15 I Ozema no faheniny, i Davidy no
fahafitony:
16 Ary Zerioia sy Abigaila no anabaviny,
ary telo ny zanaka-lahiny Zerioia; i Abisay,
sy Iôaba, ary Asahela.
17 Ary Abigaila niteraka any Amasa: ary
Ietera olon-Isimaela no rainy Amasa.
18 Ary Kaleba zanaka-lahiny Hezirona
nanan-janaka izay nateraky Azioba vadiny,
sy Ieriota: ary ireo no zanani-lahy; Iesera,
sy Sobaba, ary Aridona.
19 Ary rehefa maty Azioba, dia nampa-
kariny Kaleba i Efirata ho vadiny, izay
niteraka any Hiora ho azy.
20 Ary Hiora niteraka any Iory, ary Iory
niteraka any Bezalela.
21 Ary rehefa afak' izany, i Hezirona
niditra tany amy ny zanaka-vaviny Makira,
rainy Gileada, izay efa nampakariny rehefa
enim-polo taona izy: dia niteraka any
Segioba izy.

22 Ary Segioba niteraka any Iaira, izay
nanana tanàna telo amby roa-polo teo amy
ny tany Gileada.
23 Ary izy naka any Gesiora, sy Arama,
dia ireo tanànany Iaira, tamy ny *mponina
teo, ary* Kenata ambany ny zana-bohitra
teo, dia tanàna enim-polo. Zanaky Ma-
kira rainy Gileada ireo rehetr' ireo.
24 Ary rehefa maty Hezirona tany Ka-
leba-Efirata, dia niteraka any Asihiora rainy
Tekoa i Abia vadiny Hezirona.
25 Ary ireo no zanaka-lahiny Ierahimela
lahi-matoany Hezirona; i Rama no lahi-
-matoany, dia i Biona, sy Orena, sy Ozema,
ary Ahia.
26 Ary nanam-bady hafakoa Ierahimela,
i Atara no anarany; izy no reniny
Onama.
27 Ary ireo no zanaka-lahiny Rama lahi-
-matoany Ierahimela; i Maaza, sy Iamina,
ary Ekera.
28 Ary ireo no zanaka-lahiny Onama; i
Samay, sy Iada. Ary ny zanaka-lahiny
Samay; i Nadaba, sy Abisiora.
29 Ary Abihaila no anarany ny vadiny
Abisiora, ary niteraka any Ahibana sy Mo-
lida ho azy izy.
30 Ary ny zanaka-lahiny Nadaba; i Seleda,
sy Apaima; ary maty tsy manan-janaka i
Seleda.
31 Ary ny zanaka-lahiny Apaima; Isy.
Ary ny zanaka-lahiny Isy; i Sesana. Ary
ny zanaka-lahiny Sesana; i Ahilay.
32 Ary ny zanaka-lahiny Iada rahalahiny
Samay; Ietera, sy Iônatana: ary maty tsy
manan-janaka Ietera.
33 Ary ny zanaka-lahiny Iônatana; i
Peleta, sy Zaza. Ireo no zanaka-lahiny
Ierahimela.
34 Ary Sesana tsy nanan-janaka-lahy, fa
zanaka-vavy hiany. Ary Sesana nanan'
andevo lehilahy Ejipity, Iariha no ana-
rany.
35 Ary Sesana nanome ny zanani-vavy ho
vadiny Iariha mpanompony; dia niteraka
any Atay ho azy izy.
36 Ary Atay niteraka any Natana, ary
Natana niteraka any Zabada,
37 Ary Zabada niteraka any Efilala, ary
Efilala niteraka any Obeda,
38 Ary Obeda niteraka any Iehio, ary
Iehio niteraka any Azaria,
39 Ary Azaria niteraka any Heleza, ary
Heleza niteraka any Eleasa,
40 Ary Eleasa niteraka any Sisamay, ary
Sisamay niteraka any Salioma,
41 Ary Salioma niteraka any Iekamia, ary
Iekamia niteraka any Elisama.
42 Ary ireo no zanaka-lahiny Kaleba raha-
lahiny Ierahimela; i Mesa lahi-matoany,
rainy Zifa, ary ny zanaka-lahiny Maresa
rainy Hebirona.
43 Ary ny zanaka-lahiny Hebirona; i
Kora, sy Tapioa, sy Rekema, ary Sema.
44 Ary Sema niteraka any Rahama, rainy
Iorikeama: ary Rekema niteraka any
Samay.
45 Ary ny zanaka-lahiny Samay, i Maôna;
ary Maôna no rainy Betiziora.
46 Ary Efa, tokantranomasony Kaleba,
niteraka any Harana, sy Moza, sy Gazeza;
ary Harana niteraka any Gazeza.
47 Ary ny zanaka-lahiny Iehiday; i
Regema, sy Iôtama, sy Gesana, sy Peleta,
sy Efa, ary Saafa.
48 I Maaka, tokantranomasony Kaleba,
niteraka any Sebera sy Tirihana.
49 Dia niteraka any Saafa rainy Madi-
mana koa izy, *ary* Seva rainy Makibena, sy
rainy Gibea: ary Akisa no zanaka-vaviny
Kaleba.
50 Ireo no zanaky Kaleba, zanaky Hiora,
lahi-matoany Efirata; i Sobala rainy Kiri-
ata-iearima,
51 I Salima rainy Beti-lehema, i Harefa
rainy Beti-gadera.
52 Ary Sobala rainy Kiriata-iearima nanan-
-janaka-lahy; i Haroe *sy* ny an-tsasaky ny
olo-Manaheta.
53 Ary ny mpianakaviny Kiriata-iearima;
ny olon-Itira, ny olom-Piota, sy ny olon-
-TSioma, ary ny olo-Misiray; ireo no nihia-
viany ny olon-Jorata, sy ny olon-Esitaola.
54 Ny zanaka-lahiny Salima; i Beti-le-
hema, sy ny olo-Netofata, ny Atarota, mpi-
anakaviny Iôaba, sy ny an-tsasaky ny olo-
-Manaheta, *ary* ny olon-Jora.
55 Ary ny mpianakaviny ny mpanoratra
izay nonina tany Iabeza: ny olon-Tirata,
ny olon-TSimeata, *ary* ny olon-TSiokata.
Ireo no olon-Kina teraky Hemeta, rainy ny
mpianakaviny Rekaba.

## TOKO III.

Ary ireo no zanaka-lahiny Davidy, izay
teraka ho azy tany Hebirona; i Aminôna

no lahi-matoany, zanaky Ahinoama vehivavy
Iezirela; dia i Daniela no faharoany, zanaky
Abigaila vehivavy Karimela;
2 I Abisaloma zanaky Maaka, zanaka-va-
viny Talimay mpanjaky ny Gesiory, no
fahatelony; i Adonia zanaky Hagita no
fahefany:
3 I Sefatia zanaky Abitaly no fahadiminy:
Itireama zanaky Egila vadiny no fahe-
niny.
4 Ireo enin' ireo teraka tany Hebirona;
ary nanjaka fito taona sy enim-bolana teo
izy: dia nanjaka tany Ieriosalema telo
amby telo-polo taona izy.
5 Ary ireo zanany ireo teraka tany Ierio-
salema; i Simea, sy Sobaba, sy Natana,
ary Solomona, efa-dahy nateraky Batisioa
zanaka-vaviny Amiela:
6 Dia Ibahara, sy Elisama, sy Elife-
leta,
7 Sy Noga, sy Nefega, sy Iafia,
8 Sy Elisahama, sy Eliada, ary Elifeleta:
sivy lahy.
9 Ireo no zanaky Davidy rehetra afa tsy
ny zanaky ny tokantranomasony, sy Tamara
anabaviny ireo.
10 Ary Rehoboama dia zanaky Solomona,
i Abia dia zanany, i Asa dia zanany, Iehô-
safata dia zanany,
11 Iôrama dia zanany, i Ahazia dia zanany,
Iôasa dia zanany,
12 I Amazia dia zanany, i Azaria dia
zanany, Iôtama dia zanany,
13 I Ahaza dia zanany, i Hezekia dia
zanany, Iôtama dia zanany, i Manase dia
zanany,
14 I Amôna dia zanany, Iosia dia
zanany.
15 Ary ireo no zanaka-lahiny Iosia; Iôha-
nana no lahi-matoany, Iehôiakima no faha-
roany, i Zedekia no fahatelony, i Salioma
no fahefany.
16 Ary ny zanaka-lahiny Iehôiakima:
Iekonia dia zanany, i Zedekia dia zanany.
17 Ary ny zanaka-lahiny Iekonia; i Asira;
i Salatiela dia zanany,
18 Ary Malakirama koa, sy Pedaia, sy
Senazara, Iekamia, i Hôsama, ary Ne-
dabia.
19 Ary ireo no zanaka-lahiny Pedaia, i
Zeriobabela, sy Simey: ary ny zanaky Zerio-
babela; i Mesiolama, sy Hanania, ary Selo-
mita anabaviny.
20 Ary *ny zanaka-lahiny Mesiolama;* i
Hasioba, sy Ohela, sy Berekia, sy Hasadia,
*ary* Iosabiheseda: dimy lahy.
21 Ary ny zanaka-lahiny Hanania; i
Pelatia, sy Isaia; *dia* ny zanaky Rafaia,
ny zanaky Arinana, ny zanaky Obadia, *sy* ny
zanaky Sekania.
22 Ary ny zanaka-lahiny Sekania; i Se-
maia; ary ny zanaka-lahiny Semaia; i
Hatiosa, sy Igeala, sy Baria, sy Nearia, sy
Safata; enin-dahy *izy ambany ny zanany.*
23 Ary ny zanaka-lahiny Nearia; i Eliô-
enay, sy Hezekia, ary Azarikama: telo
lahy.
24 Ary ny zanaka-lahiny Eliôenay; i Ho-
daia, sy Eliasiba, sy Pelaia, sy Akioba, sy
Iôhanana, sy Dalaia, ary Anany: fito
lahy.

## TOKO IV.

NY zanaka-lahiny Ioda; i Fareza, i Hezi-
rona, sy Karimy, sy Hiora, ary Sobala.
2 Ary Reaia, zanaka-lahiny Sobala, nite-
raka any Iahata; ary Iahata niteraka any
Ahiomay, sy Lahada. Ireo no mpianaka-
viny ny olon-Jorata.
3 Ary ireo *no zanaky* ny rainy ny olon-
-Etama; Iezirela, sy Isima, ary Idibasa;
ary Hazalelapony no anarany ny anaba-
viny:
4 Ary Penioela rainy Gedora, ary Ezera
rainy Hiosa. Ireo no zanaky Hiora, lahi-
-matoany Efirata sady rainy Beti-lehema.
5 Ary Asihiora rainy Tekoa nanam-bady
roa, i Hela sy Nara.
6 Ary Nara niteraka any Ahiozama, sy
Hefera, sy Temeny, ary Hahasitary. Ireo
no zanaky Nara.
7 Ary ny zanaky Hela, i Zereta, Iezôhara,
ary Etinana.
8 Ary Koza niteraka any Anioba, sy
Zobeba, ary ny mpianakaviny Aharihela
zanaky Harioma.
9 Ary Iabeza nalaza noho ny rahalahiny,
ary ny anarany nataon-dreniny hoe, Iabeza,
satria ory raha niteraka azy aho, hoy izy.
10 Ary Iabeza niantso an' Andriamanitry
ny Isiraely, ka nanao hoe, Enga ka ho
tahinao dia ho tahinao aho, ka halehibeazi-
nao ny fari-taniko, ka homba ahy ny tàna-
nao, hiarovanao *ahy* amy ny ratsy, mba tsy
hampahory ahy izany. Dia nomen' Andria-
manitra azy izay nangatahiny.

11 Ary Kelioba rahalahiny Sioha niteraka
any Mehira, rainy Esitona :
12 Ary Esitona niteraky ny mpianaka-
viny Rafa, sy Pasea, ary Tehina, rainy Iri-
-nahasa. Ireo no lehilahy Reka.
13 Ary ny zanaka-lahiny Kenaza ; i Oti-
niela, sy Seraia : ary ny zanaka-lahiny Oti-
niela ; i Hatata.
14 Ary Meonotay niteraka any Ofira: ary
Seraia niteraka any Iôaba rainy ny *mpo-
nina tany* an-dohasahany ny mpanefy vy ;
fa mpanefy vy izareo.
15 Ary ny zanaka-lahiny Kaleba zanaky
Iefione : Irio, i Ela, sy Nama ; ary ny
zanaka-lahiny Ela, i Kenaza.
16 Ary ny zanaka-lahiny Iehalelela: i Zify,
sy Zifa, i Tiria, ary Asarela.
17 Ary ireo no zanaka-lahiny Ezira ; Ietera,
sy Mereda, sy Efera, ary Ialona ; ary izy
niteraka any Miriama, sy Samay, ary Isiba
rainy Esitemoa.
18 Ary Iehiodia, vadiny *Mereda*, niteraka
any Iereda rainy Gedôra, sy Hebera rainy
Soko, ary Iekiotiela rainy Zanoa. Ary ireny
no zanaka-lahiny Bitia, zanaka-vaviny Fa-
raô, izay efa nampakariny Mereda.
19 Ary ny zanaka-lahiny ny vadiny, Hodia
anabaviny Nahama ; ny rainy Keila, olon-
-Garima, sy Esitemoa olo-Maakata.
20 Ary ireo no zanaka-lahiny Simôna ; i
Aminôna sy Rina, i Benihanana ary Tilona.
Ary ireo no zanaka-lahiny Isy ; i Zoheta, sy
Beni-zoheta.
21 Ireo no zanaka-lahiny Sela, zanaky
Ioda ; i Era rainy Leka, sy Lada rainy
Maresa, ary ny mpianakaviny ny tra-
nony ny mpanao somizy, avy tamy ny
mpianakaviny Asibea,
22 Ary Iôkima sy ny lehilahy Kozeba,
ary Iôasa, sy Sarafa, izay nanapaka tany
Moaba, ary Iasiobilehema. Ary zavatr' ela
izany.
23 Ireo no mpanefy vilany, sy mponina
teo anaty voly sy fefy : ary efa nitoetra
tamy ny mpanjaka teo izareo mba hanao ny
asany.
24 Ireo no zanaka-lahiny Simeôna ; i
Nemioela sy Iamina ; Iariba, i Zera, *ary*
Saola :
25 I Salioma dia zanany, i Mibisama dia
zanany, i Misima dia zanany.
26 Ary ny zanaka-lahiny Misima ; i Hamio-
ela dia zanany, i Zakiora dia zanany, i
Simey dia zanany.
27 Ary Simey nanan-janaka enina amby
ny folo lahy sy enim-bavy ; fa ny rahalahiny
tsy mba nanan-janaka maro, ary ny
mpianakaviny rehetra tsy mba nihiamaro
tahaky ny zanaky Ioda.
28 Ary nonina tany Beriseba sy Molada,
sy tany Hazari-sioala, izareo,
29 Ary tany Bila, sy Ezema, sy Tolada,
30 Ary tany Betioela, sy Horima, sy Ziki-
laga,
31 Ary tany Beti-marikabota, sy Hazari-
-siosima, sy Betibirey, ary tany Saraima.
Ireo no tanànany hatramy ny nanjakany
Davidy.
32 Ary ireo no zana-bohiny, i Etama, sy
Aina, i Rimona, sy Tokena, ary Asana,
tanàna dimy,
33 Ambany ny zana-bohiny rehetra izay
nanodidiny ireny tanàn' ireny, hatrany Bala.
Ireo no fonenany sy firazanany.
34 Ary Mesobaba, sy Iamileka, sy Iosa
zanaky Amazia,
35 Ary Iôela, sy Iehio zanaky Iosibia,
zanaky Seraia, zanaky Asiela,
36 Ary Eliôenay, sy Iakôba, sy Iesôhaia,
sy Asaia, sy Adiela, sy Iesimiela, sy
Benaia,
37 Sy Ziza zanaky Sify, zanaky Alona,
zanaky Iedaia, zanaky Simiry, zanaky Se-
maia ;
38 Ireo voa laza anarana ireo no andrian-
dahy amy ny mpianakaviny: ary ny mpiana-
kavin-drazany nihiamaro indrindra.
39 Dia nankany amy ny fidirana any
Gedôra izareo, dia hatramy ny faritr' atsi-
nanana amy ny lohasaha, hitady ahitra ho
any ny ondriny.
40 Dia nahita tany be ahitra sady maitso
no tsara izareo, ary malalaka ny tany, sady
mandry, no miadana ; fa ny zanaky Hama
no nonina teo fahiny.
41 Ary ireo voa soratra anarana ireo
nandeha tamy ny androny Hezekia mpan-
jaka any Ioda, dia namely ny lainy sy ny
fonenany *ny olona* izay hita teo, ka naringia-
ny avokoa mandrak' anhehitriny, dia no-
nina nisolo azy izareo : fa nisy ahitra teo ho
any ny ondriny.
42 Ary diman-jato lahy koa taminy, dia
tamy ny zanaky Simeôna, nankany an-ten-
drombohitra Seira, ary ny zanaky Isy, dia i
Pelatia, sy Nearia, sy Refaia, ary Ioziela, no
nifehy azy.
43 Ary izareo namely ny Amaleka sisa

izay efa afa-nandositra; dia nonina teo mandrak' andro any izareo.

TOKO V.

ARY ny zanaka-lahiny Riobena lahi-matoany Isiraely, (f' izy no lahi-matoa; anefa, noho ny nandotoany ny fandrian-drainy, dia nomena ho any ny zanaky Iôsefa zanaky Isiraely ny fizokiany: ary ny firazanany tsy mba nisaina araky ny fizokiany.
2 F' Ioda naherihery kokoa noho ny rahalahiny, ary izy no nihiaviany ny mpanapaka lehibe; fa any Iôsefa ny fizokiana:)
3 Ny zanaka-lahiny Riobena lahi-matoany Isiraely, i Hanoka sy Palio, i Hezirona, ary Karimy.
4 Ny zanaka-lahiny Iôela; i Semaia dia zanany, i Gôga dia zanany, i Simey dia zanany,
5 I Mika dia zanany, i Reaia dia zanany, i Bala dia zanany,
6 I Bera dia zanany, izay no baboiny Tigilata-pilinesera mpanjaka any Asiria: andriandahiny ny *zanaky* Riobena izy.
7 Ary ny rahalahiny, araky ny mpianakaviny, raha voa isa ny firazanany ny fireneny, dia Ieiela no lohany, sy Zekaria,
8 Ary Bela zanaky Azaza, zanaky Sema, zanaky Iôela, izay nonina tany Arôera, hatrany Nebo sy Bali-meôna.
9 Ary nonina tany atsinanana hatramy ny fidirana any an-efitra, ka hatramy ny ony Iofiraty, izareo: satria nihiamaro ny ombiny teo amy ny tany Gileada.
10 Ary tamy ny androny Saola, dia niady tamy ny Hagara izareo, izay no reseny ny tànany: dia nonina teo an-dainy erany ny tany rehetra atsinanana any Gileada izareo.
11 Ary ny zanaky Gada nonina teo tandrifiny, teo amy ny tany Basana, hatrany Salika:
12 Iôela no lohany, ary Safama no manarakaraka, ary Ianay, sy Safata, *izay nitoetra* tany Basana.
13 Ary ireo no rahalahiny, araky ny tranon-drazany, i Mikaela sy Mesiolama, sy Seba, sy Ioray, sy Iakana, sy Zia, ary Ebera: fito lahy.
14 Ireo no zanaka-lahiny Abihaila, zanaky Hiory, zanaky Iaroa, zanaky Gileada, zanaky Mikaela, zanaky Iesisay, zanaky Iahido, zanaky Bioza;
15 I Ahy zanaky Abidiela, zanaky Giony, no lohany ny tranon-drazany.
16 Ary nonina tany Gileada izareo, dia tany Basana, sy tany an-tanànany, ary teo amy ny fitoera-malalaka rehetra *manodidina* any Sarona, hatramy ny fari-taniny.
17 Voa isa ireo rehetr' ireo araky ny firazanany tamy ny androny Iôtama mpanjaka any Ioda, ary tamy ny androny Ieroboama mpanjaka any Isiraely.
18 Ny zanaky Riobena sy Gada, ary ny an-tsasaky ny fireneny Manase, dia olo-mahery lehilahy mitondra ampingia aman-tsabatra, ary mpandefa tsipìkia, sy mahay miady, enim-polo amby fiton-jato amby efatr' arivo amby efatr' alin-dahy, izay afaka nandeha hanafikia.
19 Ary niady tamy ny Hagara, dia tamy ny Ietiora, sy Nafisa, ary Nodaba, izareo.
20 Ary nampaherezina hamely azy izareo, dia natolotra ny Hagara ho any an-tànany, ambany izay rehetra nomba azy: fa nony omby eo amy ny ady, dia nitaraina tamin' Andriamanitra izareo, ary Izy nihaino azy; satria natoky Azy izareo.
21 Ary ny bibiny no baboiny; ny angamenavavany dimy alina, sy ondry dimy alina amby roa hetsy, sy ampondra roa arivo, ary olona iray hetsy.
22 Fa maro no maty, fa avy tamin' Andriamanitra ny ady. Dia nonina nandimby azy izareo, hatramy ny namaboany *ny tany.*
23 Ary ny an-tsasaky ny fireneny Manase nonina teo amy ny tany, dia nihiamaro izareo hatrany Basana, ka hatrany Bala-herimona sy Senira, dia hatramy ny tendrombohitra Herimona.
24 Ary ireo no lohany ny tranon-drazany, i Efera, sy Isy, sy Eliela, sy Aziriela, sy Ieremia, sy Hodavia, ary Iahadiela, lehilahy miady sady mahery no malaza, samy lohany ny tranon-drazany avy.
25 Nefa nanota tamin' Andriamanitry ny razany izareo, ka lasa nijangajanga hanaraky ireo andriamanitry ny firenena tompon-tany, izay naringian' Andriamanitra teo anoloany.
26 Ary Andriamanitry ny Isiraely nampitaitry ny fanahiny Piola mpanjaka any Asiria, sy Tigilata-pilinesera mpanjaka any Asiria, dia no baboiny ny zanaky Riobena, sy Gada, sy ny an-tsasaky ny fireneny Manase, ka nentiny ho any Hala, sy Habora, sy Hara, ary ho any amy ny ony Gozana, mandrak' andro any.

## TOKO VI.

NY zanaka-lahiny Levy; i Gerisona, i Ko-
hata, ary Merary.
2 Ary ny zanaka-lahiny Kohata; i Ami-
rama, Izihara, sy Hebirona, ary Ioziela.
3 Ary ny zanaky Amirama; i Arona, sy
Mose, ary Miriama. Ny zanaka-lahiny Arona
kosa; i Nadaba, sy Abihio, i Eleazara, Ita-
mara.
4 I Eleazara niteraka any Finehasa, i
Finehasa niteraka any Abisioa,
5 Ary Abisioa niteraka any Bioky, ary
Bioky niteraka any Iozy,
6 Ary Iozy niteraka any Zerahia, ary Zera-
hia niteraka any Meraiôta,
7 I Meraiôta niteraka any Amaria, ary
Amaria niteraka any Ahitioba,
8 Ary Ahitioba niteraka any Zadoka, ary
Zadoka niteraka any Ahimaza,
9 Ary Ahimaza niteraka any Azaria, ary
Azaria niteraka any Iôhanana,
10 Ary Iôhanana niteraka any Azaria, (izy
no nisorona tany an-tempoly izay nataony
Solomona tany Ieriosalema;)
11 Ary Azaria niteraka any Amaria, ary
Amaria niteraka any Ahitioba,
12 Ary Ahitioba niteraka any Zadoka, ary
Zadoka niteraka any Salioma,
13 Ary Salioma niteraka any Hilikia, ary
Hilikia niteraka any Azaria,
14 Ary Azaria niteraka any Seraia, ary
Seraia niteraka any Iehôzadaka:
15 Ary lasa ho babo Iehôzadaka, raha
nampitondrainy Iehôvah ny tànany Nebio-
kadinezara ny Ioda sy ny Ieriosalema ho
babo.
16 Ny zanaka-lahiny Levy; i Gerisoma, i
Kohata, ary Merary.
17 Ary ireo no anarany ny zanaka-lahiny
Gerisoma; i Libiny, sy Simey.
18 Ary ireo no zanaka-lahiny Kohata, i
Amirama, sy Izihara, sy Hebirona, ary
Ioziela.
19 Ny zanaka-lahiny Merary, i Mahaly,
sy Miosy. Ary ireo no mpianakaviny ny
Levy, araky ny razany.
20 Ny taranaky Gerisoma; i Libiny
dia zanany, Iahata dia zanany, i Zima dia
zanany,
21 Ioa dia zanany, Ido dia zanany, i Zera
dia zanany, Ieateray dia zanany.
22 Ny zanaky Kohata; i Aminadaba dia
zanany, i Kora dia zanany, i Asiry dia
zanany,
23 I Elikana dia zanany, i Ebiasafa dia
zanany, i Asiry dia zanany,
24 I Tahata dia zanany, Ioriela dia zana-
ny, Iozia dia zanany, ary Saola dia zanany.
25 Ary ny zanaka-lahiny Elikana, i Ama-
say, sy Ahimôta.
26 *Ny taranaky* Elikana: ny zanaka-
-lahiny Elikana; i Zofay dia zanany, i Na-
hata dia zanany,
27 I Eliaba dia zanany, Ierohama dia zana-
ny, i Elikana dia zanany.
28 Ary ny zanaka-lahiny Samioela, i Vasi-
ny no lahi-matoany, dia i Abia.
29 Ny zanaka-lahiny Merary; i Mahaly;
i Libiny dia zanany, i Simey dia zanany,
Ioza dia zanany,
30 I Simea dia zanany, i Hagia dia zanany,
i Asaia dia zanany.
31 Ary ireo no nataony Davidy ho mpi-
venty hira teo an-tranony Iehôvah, rehefa
tafatoetra ny fiara.
32 Ary ireo no nanompo teo tandrifiny ny
lainy ny trano-lainy ny fiangonana, sady
mihira fihirana, (mandra-pahavitany Solo-
mona ny tranony Iehôvah tany Ieriosalema);
no mitandriny ny raharahany, araky ny
fanompoany.
33 Dia ireo no nitoetra *teo*, ambany ny
zanany. Avy tamy ny zanaky Kohata: i
Hemana mpihira, zanaky Iôela, zanaky
Samioela,
34 Zanaky Elikana, zanaky Ierohama,
zanaky Eliela, zanaky Toa,
35 Zanaky Ziofa, zanaky Elikana, zanaky
Mahata, zanaky Amasay,
36 Zanaky Elikana, zanaky Iôela, zanaky
Azaria, zanaky Zefania,
37 Zanaky Tahata, zanaky Asira, zanaky
Ebiasafa, zanaky Kora,
38 Zanaky Izihara, zanaky Kohata, zana-
ky Levy, zanaky Isiraely.
39 Ary Asafa rahalahiny, izay nijanona teo
amy ny ankavanany, dia i Asafa zanaky
Berekia, zanaky Simea,
40 Zanaky Mikaela, zanaky Baaseia, zana-
ky Malikia,
41 Zanaky Etiny, zanaky Zera, zanaky
Adaia,
42 Zanaky Etana, zanaky Zima, zanaky
Simey,
43 Zanaky Iahata, zanaky Gerisoma, zana-
ky Levy.

44 Ary ny zanaky Merary rahalahiny *nijanona* teo amy ny ankaviany: i Etana zanaky Kisy, zanaky Abidy, zanaky Malioka,.

45 Zanaky Hasabia, zanaky Amazia, zanaky Hilikia,

46 Zanaky Amizy, zanaky Bany, zanaky Semera,

47 Zanaky Mahaly, zanaky Miosy, zanaky Merary, zanaky Levy.

48 Ary ny olon-Devy rahalahiny *koa* no tendreny hanao ny fanompoan-drehetra eo amy ny lainy ny tranon' Andriamanitra.

49 F' i Arona sy ny zanany nanala-voady teo ambony ny fivoadiany ny fanatitra hodorana sy ny fivoadiany ny zava-manitra, hanavany ny asa rehetra eo amy ny fitoera-masin' indrindra, sy hanavany fanavotany ny Isiraely, araky izay rehetra nandidiany Mose mpanompon' Andriamanitra.

50 Ary ireo no zanaky Arona; i Eleazara dia zanany, i Finehasa dia zanany, i Abisioa dia zanany,

51 I Bioky dia zanany, Iozy dia zanany, i Zerahia dia zanany,

52 I Meraiôta dia zanany, i Amaria dia zanany, i Ahitioba dia zanany,

53 I Zadoka dia zanany, i Ahimaza dia zanany.

54 Ary ireo no fonenany *ny olon-Devy*, araky ny trano-fiarovany teo amy ny taniny, dia ny zanaky Arona, avy amy ny mpianakaviny Kohata; fa azy ny anjara tamy ny latsa-bato.

55 Dia nomeny azy Hebirona eo amy ny tany Ioda, ambany ny fitoerany malalaka manodidiny iny.

56 Fa ny saha amy ny tanàna, sy ny zana-bohitra teo, nomeny ho any Kaleba, zanaky Iefione.

57 Dia nomeny ho any ny zanaky Arona i Hebirona, ho tanàna fiarovana *ho any ny mpamono olona*, sy Libina ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny, ary Iatira, sy Esitemoa, ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny,

58 Ary Hilena ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny, i Debira ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny,

59 Ary Asana ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny, ary Beti-semesa ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny.

60 Ary avy tamy ny fireneny Beniamina; i Geba ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny, ary Alemeta ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny, ary Anatôta ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny. Telo amby ny folo no tanànany izy mianakavy rehetra.

61 Ary ho any ny zanaky Kohata, izay sisa tamy ny mpianakaviny ny fireneny *Levy*, natao latsa-bato tanàna folo avy tamy ny antsasa-pirenena, dia tamy ny an-tsasaky ny *fireneny* Manase:

62 Ary ho any ny zanaky Gerisoma araky ny mpianakaviny, tanàna telo amby ny folo, avy tamy ny fireneny Isakara, sy tamy ny fireneny Asera, sy tamy ny fireneny Nafitaly, ary tamy ny fireneny Manase, tany Basana:

63 Ary ho any ny zanaky Merary, araky ny mpianakaviny, natao latsa-bato tanàna roa amby ny folo avy tamy ny fireneny Riobena, sy tamy ny fireneny Gada, ary tamy ny fireneny Zebiolona.

64 Dia nomeny ny zanaky Isiraely ho any ny olon-Devy ireo tanàna ireo ambany ny fitoera-malalaka manodidiny ireny.

65 Dia nomeny azy tamy ny latsa-bato ireo tanàna ireo, izay nantsoiny araky ny anarany, dia avy tamy ny fireneny ny zanaky Ioda, sy tamy ny fireneny ny zanaky Simeôna, ary tamy ny fireneny ny zanaky Beniamina.

66 Ary ny sisa tamy ny mpianakaviny ny zanaky Kohata dia nahazo ny tanànany ny fari-taniny, teo amy ny fireneny Efiraima.

67 Fa nomeny azy, ho tanàna fiarovana ho any ny mpamono olona, i Sekema ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny, tany an-tendrombohitra Efiraima, sy Gezera ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny,

68 Sy Iokimeama ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny, sy Beti-horona ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny,

69 Sy Aialona ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny, ary Gata-rimona ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny;

70 Ary tamy ny an-tsasaky ny fireneny Manase, i Anera ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny, ary Bileama ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny, *nomeny* ho any ny mpianakaviny ny zanaky Kohata sisa:

71 Ary ho any ny zanaky Gerisoma, i Golana tany Basana ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny, ary Asitarota am-

bany ny fitoera-malalaka manodidiny iny, avy tamy ny an-tsasaky ny fireneny Manase:
72 Ary avy tamy ny fireneny Isakara: i Kedesa ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny, i Daberata ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny,
73 Sy Ramota ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny, ary Anema ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny:
74 Ary avy tamy ny fireneny Asera; i Masala ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny, sy Abidona ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny,
75 Sy Hiokôka ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny, ary Rehôba ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny:
76 Ary avy tamy ny fireneny Nafitaly; i Kedesa tany Galily ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny, sy Hamona ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny, ary Kiriataima ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny:
77 Ary ho any ny zanaky Merary sisa, avy tamy ny fireneny Zebiolona; i Rimono ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny, *ary* Tabora ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny.
78 Ary tany an-dafiny Ioridany, *teo tandrifiny* Ierikô, atsinanany Ioridany, *nomeny azy* avy tamy ny fireneny Riobena, i Bezera any an-efitra ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny, sy Iahaza ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny:
79 I Kedemôta koa ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny, ary Mefaata ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny:
80 Ary avy tamy ny fireneny Gada; i Ramota tany Gileada ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny, sy Mahanaima ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny,
81 Sy Hesibona ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny, ary Iazera ambany ny fitoera-malalaka manodidiny iny.

## TOKO VII.

ARY ny zanaka-lahiny Isakara; i Tola, sy Pioa, *sy* Iasioba, ary Simirona: efa-dahy.
2 Ary ny zanaka-lahiny Tola; Iozy sy Refaia, sy Ieriela, sy Iahimay, sy Ibisama, ary Semioela, samy lohany ny tranon-drazany, *izay avy* taminy Tola, izy rehetra, sady olo-mahery no matanjaka eo amy ny fireneny; enin-jato amby roa arivo amby roa alina no isany tamy ny androny Davidy.
3 Ary ny zanaka-lahiny Iozy; Izirahia: ary ny zanaka-lahiny Izirahia; i Mikaela, sy Obadia, sy Iôela, *ary* Isia, dimy lahy *izy ambany ny zanany:* loholona avokoa izy rehetra.
4 Ary nanana miaramila mpiady enin' arivo amby telo alina izareo, araky ny fireneny, dia araky ny tranon-drazany: fa maro vady aman-janaka izareo.
5 Ary ny rahalahiny avy tamy ny mpianakaviny Isikara rehetra, dia ny olo-mahery no matanjaka, fito arivo amby valo alina no isany izy rehetra, araky ny firazanany.
6 Ny zanaka-lahiny Beniamina; i Bela, sy Bekera, ary Iediela: telo lahy.
7 Ary ny zanaka-lahiny Bela; i Ezibona, sy Iozy, sy Ioziela, sy Ierimôta, ary Iry: dimy lahy; samy lohany ny tranon-drazany avy, sady olo-mahery no matanjaka; ary ny isany araky ny firazanany, dia efatra amby telo-polo amby roa arivo amby roa alin-dahy.
8 Ary ny zanaka-lahiny Bekera; i Zemira, sy Iôasa, sy Eliezera, sy Eliôenay, sy Omiry, sy Ieremôta, sy Abia, sy Anatôta, ary Alemeta, zanaky Bekera ireo rehetr' ireo.
9 Ary ny isany araky ny firazanany, dia araky ny fireneny, samy lohany ny tranon-drazany avy, sady olo-mahery no matanjaka, roan-jato amby roa alin-dahy.
10 Ny zanaka-lahiny Iediaela kosa, i Bilihana: ary ny zanaka-lahiny Bilihana; Ieosa, sy Beniamina, sy Ehioda, sy Kenana, sy Zetana, sy Tarisisa, ary Abisahara.
11 Zanaky Iediaela ireo rehetr' ireo, samy lohany ny tranon-drazany avy, sady olo-mahery no matanjaka; ny isany dia roan-jato amby fito arivo amby iray alina, izay afaka nandeha hanafikia *sy* hiady.
12 Ary Siopima sy Hiopima no zanaka-lahiny Iry, ary Hiosima no zanaka-lahiny Ahera.
13 Ny zanaka-lahiny Nafitaly; Iahaziela, sy Giony, sy Iezera, sy Salioma, zafiny Biliha izy rehetra.
14 Ny zanaka-lahiny Manase; i Asiriela, izay nateraky *ny vadiny:* (fa ny tokantranomasony kosa, vehivavy Siria, niteraka any Makira rainy Gileada:
15 Ary Makira nanam-bady *ny ana-*

*baviny* Hiopima sy Siopima; ary Maaka
no anarany lehy anabaviny;) ary Zelo-
fehada no anarany ny *zanani-lahy* aivo,
ary Zelofehada nanan-janaka-vavy.
16 Ary Maaka vadiny Makira niteraka
zanaka-lahy, ary nataony ny anarany hoe,
i Peresa: ary Seresa no anaran-drahalahiny,
ary Iolama, sy Rekema, no anarany ny
zanani-lahy.
17 Ary ny zanaka-lahiny Iolama; i Be-
dana. Ireo no zanaka-lahiny Gileada, zanaky
Makira, zanaky Manase.
18 Ary Hamoleketa anabaviny, dia nite-
raka any Isihoda, sy Abiezera, ary Mahala.
19 Ary ny zanaka-lahiny Semida; i Ahi-
ana, sy Sekema, sy Likihy, ary Aniama.
20 Ary ny zanaka-lahiny Efiraima; i
Siotela, sy Bereda zanany, sy Tahata zana-
ny, sy Elada zanany, sy Tahata zanany,
21 Sy Zabada zanany, sy Siotela zanany,
sy Ezera, ary Eleada, izay no vonoiny ny
lehilahy Gata tompon-tany, raha nidina
hangalatry ny ombiny izareo.
22 Ary nisaona ela i Efiraima rainy, ary
ny rahalahiny nankeo mba hampionona azy.
23 Ary raha niditra tany amy ny vadiny
izy, dia bevohoka ny vavy, ka niteraka
zanaka-lahy, ary ny anarany nataony hoe,
i Beria, satria nisy fahoriana teo an-
-tranony.
24 (Ary Sera no anarany ny zanani-vavy,
izay nahatanàna any Beti-horona ambany,
sy ambony, sy Iozen-tsera.)
25 Ary Refa dia zanany, ary Resefa sy
Tela dia zanany kosa, ary Tahana dia
zanany,
26 I Ladana dia zanany, i Amihioda dia
zanany, i Elisahama dia zanany,
27 I Niona dia zanany, Iosioa dia zanany.
28 Ary izany no anjaran-dovany, dia
fonenany *ny Efiraima*, i Betela sy ny zana-
-bohitra teo, ary Narana, any atsinanana, sy
Gezera, any andrefana, ambany ny zana-
bohitra teo; ary Sekema ambany ny
zana-bohitra teo, hatrany Gaza sy ny
zana-bohitra teo:
29 Ary lasa ho any ny zanaky Manase i
Betiseana ambany ny zana-bohitra teo, i
Tanaka ambany ny zana-bohitra teo, i
Megido ambany ny zana-bohitra teo, i Dora
ambany ny zana-bohitra teo. Ireo no fonena-
ny ny zanaky Iôsefa zanaky Isiraely.
30 Ny zanaky Asera; Imina, sy Isiva, sy
Isivy, sy Beria, ary Sera anabaviny.
31 Ary ny zanaka-lahiny Beria; i He-
bera, sy Malikiela, rainy Birizavita.
32 Ary Hebera niteraka any Iafileta, sy
Somera, sy Hotama, ary Sioa anabaviny.
33 Ary ny zanaka-lahiny Iafileta; i Pa-
saka, sy Bimihala, ary Asivata. Ireo no
zanaky Iafileta.
34 Ary ny zanaka-lahiny Samera; i Ahy,
sy Rohiga, sy Iehioba, ary Arama.
35 Ary ny zanaka-lahiny Helema rahala-
hiny; i Zofa, sy Imina, sy Selesa, ary
Amala.
36 Ny zanaka-lahiny Zofa; i Sioa, sy
Harinefera, sy Sioala, sy Bery, ary Imira,
37 I Bezera, sy Hoda, sy Sama, sy Silisa,
sy Itirana, ary Bera.
38 Ary ny zanaka-lahiny Ietera; Iefione,
sy Pisipa, ary Ara.
39 Ary ny zanaka-lahiny Iola; i Araha,
sy Haniela, ary Rizia.
40 Zanaky Asera ireo rehetr' ireo, samy
lohany ny tranon-drazany avy, olom-pidina
sady mahery no matanjaka, lohany ny
andriandahy. Ary ny isany araky ny fira-
zanany, dia izay afaka nandeha hanafikia
*sy* hiady, enin' arivo amby roa alin-dahy.

## TOKO VIII.

ARY Beniamina niteraka any Bela lahi-
-matoany, dia i Asibela no manarakaraka,
ary Ahara no fahatelony:
2 Dia i Noha no fahefany, ary Rafa no
fahadiminy.
3 Ary ireo no zanaka-lahiny Bela; i
Adara, sy Gera, sy Abihioda,
4 Sy Abisioa, sy Namana, sy Ahoa,
5 Sy Gera, sy Sefiofana, ary Hiorama.
6 Ary ireo no zanaka-lahiny Ehioda: (dia
ireo no lohany ny tranon-drazany ny mponi-
na tany Geba, ary nafindra ho any Mana-
hata izareo:
7 Ary Namana, sy Ahia, ary Gera, izy
no namindra azy,) ary niteraka any Ioza sy
Ahihioda izy.
8 Ary Saharaima nitera-janaka teo amy
ny tany Môaba, rehefa nampandeha *ny
vehivavy hafa* izy; i Hiosima, sy Bara, no
vadiny.
9 Dia niteraka any Iobaba, sy Zibia, sy
Mesa, ary Malakama, izy, izay nateraky
Hodesy vadiny,
10 Dia Ieoza koa, sy Sakia, ary Mirima.

Ireo no zanany, samy lohany ny *tranon*-
-drazany avy.
11 Ary niteraka any Abitioba koa, sy
Elipala, izy, izay nateraky Hiosima.
12 Ary ny zanaka-lahiny Elipala; i
Ebera, sy Misama, ary Sameda, izay naha-
tanàna any Ono, sy Loda ambany ny zana-
-bohitra teo:
13 I Beria koa, sy Sema, izay no lohany
ny *tranon*-drazany ny mponina tany Aia-
lona, dia izay nampandositry ny mponina
tany Gata:
14 Ary Ahio, sy Sasaka, sy Ieremôta,
15 Sy Zebadia, sy Arada, sy Adera,
16 Sy Mikaela, sy Isipa, sy Iôha, zanaky
Beria,
17 Sy Zebadia, sy Mesiolama, sy Hezeky,
sy Hebera,
18 Isimeray koa, sy Iezilia, sy Iobaba,
zanaky Elipala,
19 Ary Iakima, sy Zikiry, sy Zabidy,
20 Sy Elienay, sy Zilitay, sy Eliela,
21 Sy Adaia, sy Beraia, sy Simirata, za-
naky Simey,
22 Ary Isipana, sy Ebera, sy Eliela,
23 Sy Abidona, sy Zikiry, sy Hanana,
24 Sy Hanania, sy Elama, sy Antôtia,
25 Sy Ifedeia, sy Penioela, zanaky Sasaka,
26 Ary Samiseray, sy Seharia, sy Atalia,
27 Sy Iaresia, sy Elia, sy Zikiry, zanaky
Ierohama.
28 Ireo no lohany ny *tranon*-drazany,
samy loholona araky ny mpianakaviny avy.
Ireo no nonina tany Ieriosalema.
29 Ary ny rainy *ny* Gibeona nonina tany
Gibeona, i Maaka no anarany ny vadiny:
30 Ary Abidona no lahi-matoany, dia i
Ziora, sy Kisa, sy Bala, sy Nadaba,
31 Sy Gedôra, sy Ahio, ary Zekera.
32 Ary Mikilôta niteraka any Simea. Ary
ireo koa niara-nonina teo amy ny rahala-
hiny tany Ieriosalema, mifanandrify fone-
nana.
33 Ary Nera niteraka any Kisa, ary Kisa
niteraka any Saola, ary Saola niteraka any
Iônatana, sy Malikisoa, sy Abinadaba, ary
Esi-bala.
34 Ary ny zanaka-lahiny Iônatana, i
Meribala; ary Meribala niteraka any
Mika.
35 Ary ny zanaka-lahiny Mika, i Pitona,
sy Meleka, sy Tarea, ary Ahaza.
36 Ary Ahaza niteraka any Iehôada; ary
Iehôada niteraka any Alemeta, sy Aza-
maveta, ary Zimiry; ary Zimiry niteraka
any Moza;
37 Ary Moza niteraka any Binea; i Rafa
dia zanany, i Eleasa dia zanany, i Azela
dia zanany:
38 Ary Azela nanan-janaka enin-dahy;
ireo no anarany, i Azerikama, sy Bôkerio,
sy Isimaela, sy Searia, sy Obadia, ary
Hanana. Zanaky Azela ireo rehetr' ireo.
39 Ary ny zanaka-lahiny Eseka rahala-
hiny, Iolama no lahi-matoany, Ieosa no
faharoany, ary Elifeleta no fahatelony.
40 Ary lehilahy mahery no matanjaka,
dia mpandefa-tsipìkia, ny zanaky Iolama,
ary nanan-janaka aman-jafy maro izareo,
dia dimam-polo amby zato lahy. Zanaky
Beniamina ireo rehetr' ireo.

## TOKO IX.

Ka dia voa isa ny Isiraely rehetra araky
ny firazanany; ary indro, voa soratra eo
amy ny bokiny ny mpanjaka any Isiraely
izareo, ary ny olon-Ioda *izay* nentina ho
any Babilona noho ny fahotany:
2 Ary izay efa nonina fahiny teo amy ny
fananany, tany an-tanànany, dia ny olon-
-Isiraely, *sy* ny mpisorona, *sy* ny zana-Devy,
*ary* ny Netinima.
3 Ary ny zanaky Ioda, sy ny zanaky
Beniamina, sy ny zanaky Efiraima, sy
Manase, nisy nonina tany Ieriosalema;
4 Iotay, zanaky Amihioda, zanaky Omiry,
zanaky Imiry, zanaky Bany, avy tamy ny
zanaky Fareza zanaky Ioda.
5 Ary avy tamy ny olon-TSilo; i Asaia
lahi-matoa, sy ny zanany.
6 Ary avy tamy ny zanaky Zera; Ieoela,
ambany ny rahalahiny ireo; sivy folo amby
enin-jato lahy.
7 Ary avy tamy ny zanaky Beniamina; i
Salio zanaky Mesiolama, zanaky Hodavia,
zanaky Hasenioa,
8 Ary Ibineia zanaky Ierohama, ary Ela
zanaky Iozy, zanaky Mikiry, ary Mesiolama
zanaky Sefatia, zanaky Rioela, zanaky Ibinia,
9 Ambany ny rahalahiny ireo, araky ny
firazanany, dia enina amby dimam-polo
amby sivin-jato. Samy lohany ny *tranon*-
-drazany teo amy ny mpianakavin-drazany
avy, ireo lehilahy rehetr' ireo.
10 Ary avy tamy ny mpisorona; Iedaia,
sy Iehôiariba, sy Iakina,

11 Ary Azaria zanaky Hilikia, zanaky Me-
siolama, zanaky Zadoka, zanaky Meraiôta,
zanaky Ahitioba, mpanapaky ny tranon'
Andriamanitra;
12 Ary Adaia zanaky Ierohama, zanaky
Pasiora, zanaky Malikia, ary Maasay zanaky
Adiela, zanaky Iahizera, zanaky Mesiolama,
zanaky Mesilemita, zanaky Imera;
13 Ambany ny rahalahiny ireo, samy loha-
ny ny tranon-drazany avy, enim-polo amby
fiton-jato amby arivo, lehilahy mahery no
matanjaka hanao ny fanompoana an-tranon'
Andriamanitra.
14 Ary avy tamy ny zana-Devy; i Semaia
zanaky Hasioba, zanaky Azirikama, zanaky
Hasabia, avy tamy ny zanaky Merary;
15 Ary Bakibakara, *sy* Heresa, sy Galala,
sy Matania zanaky Mika, zanaky Zikiry,
zanaky Asafa;
16 Ary Obadia zanaky Semaia, zanaky
Galala, zanaky Iediotiona, ary Berekia
zanaky Asa, zanaky Elikana, izay nonina
teo amy ny vohitry ny olo-Netofata.
17 Ary ny mpiambim-baravarana, i Sa-
lioma, sy Akioba, sy Talimona, sy Ahimana,
ambany ny rahalahiny ireo; i Salioma no
lohany;
18 Dia mandrak' andro any, ireo no
mpiambim-bavahady araky ny antoko-
ny ny zanaky Levy, eo am-bavahadiny
ny mpanjaka izay manatriky ny atsinanana.
19 Ary Salioma zanaky Kore, zanaky
Ebiasafa zanaky Kora, sy ny olon-Kora
rahalahiny, avy tamy ny mpianakavin-
-drainy, no nitandriny ny raharahany ny
fanompoana, dia mpiambiny ny tokonam-
-baravarany ny trano-lay izareo: ary ny
razany *koa* efa mpifehy ny antokony *ny
mpanompony* Iehôvah, sady mpitandriny
ny fidirana.
20 Ary Finehasa zanaky Eleazara no
mpifehy azy fahiny, *f'* Iehôvah nomba azy.
21 Ary Zakaria zanaky Meselemia no
mpiandry ny varavarany ny trano-lainy ny
fiangonana.
22 Izay rehetra no fidina ho mpiambim-
-bavahady, dia roa amby ny folo amby roan-
-jato. Voa isa ireo araky ny firazanany
teo amy ny vohiny: izay voa tendriny
Davidy, sy Samioela mpizaha, ho amy ny
raharahany.
23 Ary izareo ambany ny zanany no
nifandimby niambiny ny vavahadiny ny
tranony Iehôvah, dia ny trano-lay.
24 Teo amy ny vazany efatra no nitoe-
rany ny mpiambina; miantsinanana, mian-
kandrefana, mianavaratra, ary mianatsimo.
25 Ary ny rahalahiny samy *nitoetra* teo
amy ny toko-taniny avy, dia voa tendry
hankeo isan-kafitoana hiaraka aminy ireny.
26 F' ireo zana-Devy ireo, dia mpiambina
lehibe efa-dahy, nitoetra teo amy ny raha-
rahany, ka nitandriny ny trano miefitra sy
ny rakitry ny tranon' Andriamanitra.
27 Ary nandry alina nanodidiny ny tra-
non' Andriamanitra izareo, f' izareo no
niambiny izany, ka namoha ny trano isa-
-maraina.
28 Ary ny sasany nitandriny ny fanaky
ny fanompoana, dia araky ny isany no
nampidirany sy namoahany *ny fanaka*.
29 Ary ny sasany koa no tendrena hitan-
driny ny fanaka *sisa*, dia ny fanaka masina
rehetra, sy ny koba soa, sy ny divay, sy ny
solikia, sy ny zava-manitra, ambany ny zava-
-mani-manetona.
30 Ary ny sasany tamy ny zanaky ny
mpisorona nanao solikia fanosorana haro-
haroana tamy ny zava-manitra.
31 Ary Matitia, anankiray amy ny zana-
-Devy, lahi-mataony Salioma, avy tamy ny
zanaky Kora, no antony ny zavatra izay
natao tamy ny fanendazana.
32 Ary ny sasany tamy ny rahalahiny,
dia zanaky ny Kohata, no antony ny mofo
aseho, izay nalahany isan-tsabata.
33 Ary ireo no mpihira, lohany ny
*tranon*-drazana amy ny zana-Devy, izay
mitoetra eo aminy ireo trano miefitra tsy
manan-draharaha hafa, fa ampiasaina aminy
izany raharaha izany hiany andro aman'
alina izareo.
34 Ireo no lohany ny *tranon*-drazana amy
ny zana-Devy, samy loholona araky ny
mpianakaviny avy: ireo no nonina tany
Ieriosalema.
35 Ary Iehiela rainy Gibeona nonina tany
Gibeona, i Maaka no anarany ny vadiny:
36 Ary Abidona no zanany lahi-matoa,
dia i Ziora, sy Kisa, sy Bala, sy Nera, sy
Nadaba,
37 Sy Gedôra, sy Ahiô, sy Zekaria, ary
Mikilota.
38 Ary Mikilota niteraka any Simeama.
Ary ireo koa niara-nonina tamy ny rahala-
hiny tany Ieriosalema, teo tandrifiny ny
rahalahiny.
39 Ary Nera niteraka any Kisa; ary Kisa

niteraka any Saola; ary Saola niteraka any Iônatana, sy Malikisoa, sy Abinadaba, ary Esibala.
40 Ary ny zanaka-lahiny Iônatana, i Meribala; ary Meribala niteraka any Mika.
41 Ary ny zanaka-lahiny Mika, i Pitona, sy Meleka, sy Tahirea, *ary Ahaza*.
42 Ary Ahaza niteraka any Iara; ary Iara niteraka any Alemeta, sy Azamaveta, ary Zimiry; ary Zimiry niteraka any Môza;
43 Ary Môza niteraka any Binea; ary Refaia dia zanany, i Eleasa dia zanany, i Azela dia zanany.
44 Ary Azela nanan-janaka enin-dahy, ary ireo no anarany, i Azerikama, *sy* Bôkerio, sy Isimaela, sy Searia, sy Obadia, ary Hanana: ireo no zanaky Azela.

## TOKO X.

Ary ny Filisitia niady tamy ny Isiraely; ary nandositra ny olon-Isiraely teo anoloany ny Filisitia, ka nisy voa vono lavo teo an-tendrombohitra Giliboa.
2 Ary ny Filisitia nahery nanenjikia any Saola, sy ny zanany: ka matiny ny Filisitia Iônatana, sy Abinadaba, sy Malikisoa, zanaky Saola.
3 Dia nihiamafy hanohitra any Saola ny ady, ka voany ny mpandefa-tsipìkia izy; dia naratry ny mpandefa-tsipìkia indrindra izy.
4 Ary hoy Saola tamy ny mpitondra ny fiadiany, Tsoahy ny sabatrao, ka tsindrony miboroaka aho; fandroa ho avy ireo tsy voa fora ireo, ka hihiomehy ahy. Fa tsy nety ny mpitondra ny fiadiany; fa natahotr' indrindra izy. Dia nalainy Saola ny sabatra, ka nianjerany.
5 Ary rehefa hitany ny mpitondra ny fiadiany fa maty Saola, dia mba nianjera tamy ny sabatra kosa izy, ka maty.
6 Ka dia maty Saola, sy ny zanany telo lahy, ka niara-maty izay rehetra teo an-tranony.
7 Ary rehefa hitany ny olon-Isiraely rehetra izay nitoetra teo amy ny tany lemaka fa nandositra ireny, ary maty Saola ambany ny zanany, dia nandao ny tanànany izareo, ka nandositra: dia nankeo ny Filisitia, ka nonina teo.
8 Ary nony maraina, raha tonga ny Filisitia mba haka ny fananany ny maty, dia nahita any Saola ambany ny zanany niampatra teo an-tendrombohitra Giliboa izareo.
9 Ary rehefa nesoriny ny akanjony *Saola*, dia nalainy ny lohany, sy ny fiadiany, dia nanirak' *olona* ho any amy ny tany Filisitia manodidina izareo, mba hanambara *izany* eo amy ny sampiny, sy amy ny olona.
10 Dia nametraky ny fiadiany *Saola* teo an-tranon' ireo andriamaniny izareo, ary ny karan-dohany no homboany teo amy ny tempoliny Dagona.
11 Ary rehefa reny ny olon-Iabesa-Gileada rehetra izay rehetra nataony ny Filisitia taminy Saola,
12 Dia nitsangana ny lehilahy mahery rehetra, ka nalainy ny fatiny Saola, sy ny fatiny ny zanany, dia nentiny ho any Iabesa, ka naleviny ny taolany teo ambany ny hazo voamboana any Iabesa, dia nifady hafitoana izareo.
13 Ka dia maty Saola noho ny fahotana izay nataony taminy Iehôvah, dia noho ny teniny Iehôvah izay no tsy nitandremany, ary noho ny nakany saina koa tamy ny manana fanahy mahavaly, *sy* ny nanontaniany taminy;
14 Fa tsy nanontany taminy Iehôvah izy; dia no vonoiny izy, ka nafindrany ho any Davidy zanaky Iese ny fanjakana.

## TOKO XI.

Dia niangona ho any aminy Davidy tany Hebirona ny Isiraely rehetra, ka nanao hoe, Indro, taolanao sy nofonao izahay:
2 *Ary* fony fahiny koa, raha mbola nanjaka i Saola, hianao no nitondra ny Isiraely mivoaka sy miditra: ary hoy Iehôvah Andriamanitrao taminao, Hianao no hamahany ny Isiraely oloko, ary hianao no ho mpanapaky ny Isiraely oloko.
3 Ka dia nankany amy ny mpanjaka, tany Hebirona, ny loholony ny Isiraely rehetra: ary Davidy nanao fanekena taminy tany Hebirona teo anatrehany Iehôvah; dia nanosotra any Davidy ho mpanjaky ny Isiraely izareo, araky ny teniny Iehôvah izay nampilazainy any Samioela.
4 Ary Davidy sy ny Isiraely rehetra nankany Ieriosalema, izay natao hoe Iebiosa; fa ny Iebiosa tompon-tany no nonina teo fahizay.
5 Ary hoy ny mponina tany Iebiosa

taminy Davidy, Aza miditra ety hianao.
Nefa afaky Davidy ny fiarovana mafy any
Ziôna: tanànany Davidy izany.
6 Ary hoy Davidy, Na iza na iza no voa-
lohany hamely ny Iebiosa, dia ho mpifehy
sy ho mpanapaka izy. Dia niakatra voalo-
hany Iôaba zanaky Zerioia, ka dia natao ho
mpifehy izy.
7 Dia nitoetra teo anatiny ny trano-
-fiarovana i Davidy, k' izany no nanavany
ny anarany hoe, Tanànany Davidy.
8 Dia nanao ny tanàna manodidina izy,
hatrany Milo no manodidina: ary Iôaba
nampamboatry ny sisa tamy ny tanàna.
9 Dia nandroso, ka nihialaza, i Davidy,
ary Iehôvah *Tompony* ny maro nomba azy.
10 Ary ireo no lohany ny lehilahy mahery
izay nomba any Davidy, dia izay niezaka
hanampy azy, ny amy ny fanjakany,
ambany ny Isiraely rehetra, dia nampanjaka
azy, araky ny teniny Iehôvah, milaza ny
Isiraely.
11 Ary izao no isany ny lehilahy mahery
izay nomba any Davidy: Iasobeama, zana-
ky Hakimôny, no lohany ny mpifehy; izy
nanaingia ny lefony hamely telon-jato lahy,
ka matiny indrai-mandeha.
12 Ary manarakaraka azy, i Eleazara,
zanaky Dodo, olon-Ahôhy, anankiray aminy
izy telo lahy mahery.
13 Izy niaraka taminy Davidy tany Pasa-
-damima, raha niangona teo ny Filisitia
mba hiady, teo amy ny saha feno barily,
ary ny olona nandositra teo anoloany ny
Filisitia.
14 Dia nijanona teo afovoany izany saha
izany izareo, dia niaro izany, ka namono
ny Filisitia: ary nanao famonjen-dehibe
Iehôvah.
15 Ary telo taminy izy telo-polo lahy
mpifehy nidina ho amy ny vatolampy ho
any aminy Davidy, dia ho any an-johy
Adolama: ary ny antokony ny Filisitia
nitoby teo amy ny tany lemaka Refaima.
16 Ary Davidy *nitoetra* teo an-trano
fiarovana fahizay, ary ny mpiambina Fili-
sitia *nitoetra* tany Beti-lehema fahizay.
17 Ary Davidy naniry, ka nanao hoe,
Iza re no hampisotro rano ahy avy amy ny
loharano any Beti-lehema, ilehy eo anilany
ny vavahady!
18 Ary izy telo lahy lasa namaky ny
miaramila Filisitia, ka nanovo rano tamy
ny loharano tany Beti-lehema, izay teo
anilany ny vavahady, dia nalainy, ka
nentiny ho any aminy Davidy: nefa tsy
nety nisotro i Davidy, fa naidiny ho any
Iehôvah.
19 Ary hoy izy, Sanatria raha hánao
izany zavatr' izany aho, ry Andriamanitr'
ô; hisotro ny rany ireo olon' ireo izay
nanao vi-very ny ainy va aho? fa tamy ny
nanavany vi-very ny ainy no nanalany
izany. Ka dia tsy nety nisotro izy. Izany
zavatr' izany nataony ireo telo lahy mahery
ireo.
20 Ary Abisay rahalahiny Iôaba no lehibe
indrindra aminy izy telo lahy, ary izy
namely lefona ny telon-jato lahy, ka matiny,
dia nanan-daza teo aminy izy telo lahy
izy.
21 Taminy izy telo lahy, izy no nalaza-
laza kokoa noho izy roa lahy; dia natao ho
mpifehy azy telo lahy izy, kanefa tsy
nahatratry ny telo lahy *voalohany* izy.
22 I Benaia zanaky Iehôiada zanaky ny
lehilahy mahery avy tany Kabizela, izay
nanao zavatra maro, izy no namono ny
Môaba roa lahy mahery efa loza: ary izy
no nidina, ka namono ny liona teo an-
-davaka tamy ny andro ranonoram-panala:
23 Ary izy no namono ilehy olon-Ejipity,
lehilahy mahery indrindra, sady dimy
hakihio ny hahavony; ary teo an-tànany
lehy olon-Ejipity nisy lefona tahaky ny
vodi-tenona; f' izy kosa nidina ho any ami-
ny mitondra tehina hiany, dia no sarihany
tamy ny tànany ny olon-Ejipity ny lefona,
ary ny lefony hiany namonoany azy.
24 Ireo zavatr' ireo nataony Benaia
zanaky Iehôiada, dia nalaza anarana teo
aminy izy telo lahy mahery izy.
25 Indro, nalazalaza kokoa noho ny telo-
-polo lahy izy, nefa tsy nahatratry ny telo
lahy *voalohany* izy. Ary Davidy nanendry
azy ho mpifehy ny mpiambina azy.
26 Ary *ireo* no lehilahy mahery tamy ny
miaramila; i Asahela rahalahiny Iôaba, dia
i Elihanana zanaky Dodo avy tany Beti-
-lehema,
27 I Samôta avy tany Harôra, i Heleza
olom-Pelôna,
28 Ira zanaky Ikesa avy tany Tekoa, i
Abiezera avy tany Anatôta,
29 I Sibekay avy tamy ny Hiosa, Ilay
avy tamy ny Ahôhy,
30 I Maharay avy tany Netofata, i Heleda
zanaky Bana avy tany Netofata,

31 Itay zanaky Ribay avy tany Gibea
any ny zanaky Beniamina, i Benaia avy
tany Piratona,
32 I Hioray, avy taminy ireo renirano
any Gaasa, i Abiela avy tany Ariba,
33 I Azamaveta avy tany Baharioma, i
Eliahaba avy tany Saalibima,
34 Ny zanaky Hasema, olon-Gizona, Iônatana zanaky Sage avy tany Harara,
35 I Ahiama zanaky Sakara avy tany
Harara, i Elifala zanaky Iora,
36 I Hefera olo-Mekera, i Ahia olom-Pelona,
37 I Hezirô olon-Karimela, i Naray zanaky Ezibay,
38 Iôela rahalahiny Natana, i Mibihara
zanaky Hagery,
39 I Zeleka avy tamy ny Amôna, i Naharay avy tany Berôta, mpitondra ny fiadiany
Iôaba zanaky Zerioia,
40 Ira olon-Itira, i Gareba olon-Itira,
41 Ioria avy tamy ny Heta, i Zabada
zanaky Ahilay,
42 I Adina zanaky Siza olon-DRiobena,
mpifehy ny olon-DRiobena, dia telo-polo
lahy nomba azy,
43 I Hanana zanaky Maaka, ary Iôsafata
olo-Mitina,
44 Iozia olon-Asaterata, i Sama sy Iehiela
zanaky Hôtama olon-Aroera,
45 Iediaela zanaky Simiry, sy Iôha olon-Tizy rahalahiny,
46 I Eliela avy tamy ny olo-Mahavy, sy
Ieribay, sy Iosavia, zanaky Elinama, ary
Itima olo-Môaba,
47 I Eliela, sy Obeda, ary Iasiela *avy
tany* Mezôbaia.

## TOKO XII.

Ary ireo no nankany aminy Davidy ho any
Zikilaga, raha mbola niery izy noho i Saola
zanaky Kisa: ary mba isany ny lehilahy
mahery izareo, mpanampy amy ny ady.
2 Mpitondra tsipìkia izareo, ka mahay
manavia sy manavanana, raha mitora-bato
sy mandefa-tsipìkia; avy tamy ny rahalahiny Saola, dia avy tamy ny Beniamina,
izareo.
3 I Ahiezera no lohany, dia Iôasa, zanaky
Semaha, olon-Gibea, ary Ieziela, sy Peleta
zanaky Azamaveta; ary Beraka, sy Iehio
olon-Anatôta;
4 Ary Isimaia olon-Gibeona, lehilahy
mahery amy ny telo-polo lahy; ary izy no
mpifehy ny telo-polo lahy, ary Ieremia, sy
Iahaziela, sy Iôhanana, sy Iôsabada olon-Gedera,
5 I Eliozay, sy Ierimôta, ary Bealia, sy
Semaria, sy Sefatia avy tamy ny Hariofa,
6 I Elikana, sy Isia, sy Azarela, sy
Iôezera, ary Iasobeama, avy tamy ny
Kora,
7 Ary Iôela sy Zebadia, zanaky Ierohama
avy tany Gedôra.
8 Ary avy tamy ny olon-Gada nisy lehilahy mahery nisaraka hankany aminy
Davidy ho amy ny fierena tany an-efitra,
olo-mpiady, sady mahery miady, *ka* mitondra ampingia aman-defona, ary tahaky ny
tarehiny ny liona ny tarehiny, ary faingiana
tahaky ny biby dia any an-tendrombohitra.
9 I Ezera no voalohany, i Obadia no
faharoany, i Eliaba no fahatelony,
10 I Misimana no fahefany, Ieremia no
fahadiminy,
11 I Atay no faheniny, i Eliela no fahafitony,
12 Iôhanana no fahavalony, i Elizabada
no fahasiviny,
13 Ieremia no fahafolony, i Makibanay no
faharaiki' amby ny folony.
14 Avy tamy ny zanaky Gada ireo, dia
mpifehy ny miaramila, ny kely indrindra
mpifehy ny zato, ary ny lehibe indrindra
mpifehy ny arivo.
15 Ireo no nita any Ioridany tamy ny
volana voalohany, rehefa safotra ny fefilohany; ary izareo nampandositry izay
rehetra *nitoetra teo amy* ny tany lemaka
miantsinanana sy miankandrefana.
16 Ary nisy sasany avy tamy ny zanaky
Beniamina, sy Ioda, nankany aminy Davidy, ho any an-davaka fierena.
17 Dia nivoaka i Davidy hitsena azy, dia
namaly, ka nanao taminy hoe, Raha mankaty hihiavana amiko, *sy* hanampy ahy
hianareo, dia hiray aminareo ny foko: fa
raha *avy* hamadikia ahy amy ny fahavaloko
hianareo, kanefa tsy misy heloka eo an-tànako, dia hijery anie Andriamanitry ny
razantsikia, ka hamaly izany.
18 Ary ny fanahy nanindry any Amasay,
lohany ny mpifehy, *ka hoy izy,* Anao izahay,
ry Davidy ô, dia homba anao, ry zanaky
Iese; fihiavanana, fihiavanana anie ho anao,
ary fihiavanana anie ho any ny momba

anao; fa mamonjy anao ny Andriamanitrao.
Dia nankasitrahany Davidy izareo, ka no
tendreny ho mpifehy ny miaramila izareo.
19 Ary nisy sasany avy tamy ny Manase
latsaka nomba any Davidy, raha niara-
-nandeha tamy ny Filisitia hamely any
Saola izy; fa tsy nanampy *ny Filisitia*
izareo; fa nanao saina ny andriandahiny
ny Filisitia, ka nampandeha azy hiala, fa
hoy izareo, Latsaka homba any Saola
tompony izy, ka dia hahita loza isikia.
20 Raha lasa nankany Zikilaga izy, dia
nisy avy tamy ny Manase latsaka nomba
azy, i Adana, sy Iôzabada, sy Iediaela, sy
Mikaela, sy Iôzabada, sy Elihio, ary Zilitay,
dia ireo mpifehy ny arivo, izay avy tamy
ny Manase.
21 Ary izareo nanampy any Davidy
hamely ny olona marobe: fa lehilahy mahery
no matanjaka izy rehetra, ary no tendrena
ho mpifehy ny miaramila izareo.
22 Fa nisy nankany aminy Davidy isan'
andro isan' andro hanampy azy, mandra-
-pitombony ny miaramilany ho marobe,
tahaky ny miaramilan' Andriamanitra.
23 Ary ireo no isany ny miaramila, dia
ny antokony izay niomana hiady, ka nan-
kany aminy Davidy tany Hebirona, hamin-
dra ny fanjakany Saola ho azy, araky ny
teniny Iehôvah.
24 Ny zanaky Ioda, izay nitondra ampin-
gia aman-defona, dia valon-jato amby enin'
arivo lahy, izay niomana hiady.
25 Avy tamy ny zanaky Simeona, lehi-
lahy mahery no matanjaka hiady, zato
amby fito arivo lahy.
26 Avy tamy ny zanaky Levy, enin-jato
amby efatr' arivo lahy.
27 Ary Iehôiada no mpifehy ny zanaky
Arona, ary nitondra fiton-jato amby telo
arivo lahy izy;
28 Ary Zadoka zatovo mahery no matan-
jaka, ary nisy avy tamy ny mpianakaviny
ny rainy, mpifehy roa amby roa-polo lahy.
29 Ary avy tamy ny zanaky Beniamina
havany Saola, telo arivo lahy: fa ny
ankamaroany nomba ny mpianakaviny
Saola, mandrak' ankehitriny.
30 Ary avy tamy ny zanaky Efiraima,
valon-jato amby roa alin-dahy, lehilahy
mahery no matanjaka avokoa, izay nalaza
teo amy ny mpianakaviny ny rainy.
31 Ary avy tamy ny an-tsasaky ny
fireneny Manase, valo arivo amby iray
alin-dahy, izay voa tonona anarana, fa avy
hampanjaka any Davidy izareo.
32 Ary avy tamy ny zanaky Isakara, izay
nahalala fahendrena mandrakariva, hahafan-
tarany izay tokony hataony ny Isiraely;
roan-jato no isany ny loholony; ary ny
rahalahin-drehetra no feheziny.
33 Avy tamy ny Zebiolona, olona izay afaka
nandeha hanafikia, dimy alin-dahy mahay
miady amy ny fiadian-tsamihafa rehetra,
dia mahay milahatra tsara, ka mifankahazo
am-po.
34 Ary avy tamy ny Nafitaly, mpifehy
arivo, ary fito arivo amby telo alin-dahy no
nentiny, mitondra ampingia aman-defona.
35 Ary avy tamy ny Dana, enin-jato
amby valo arivo amby roa alin-dahy, mahay
milahatra hiady.
36 Ary avy tamy ny Asera, efatr' alin-
-dahy, izay afaka nandeha hanafikia, ka
nahay nilahatra hiady.
37 Ary avy tany an-dafiny Ioridany, avy
tamy ny Riobena, sy ny Gada, ary ny
an-tsasaky ny fireneny Manase, roa alina
amby iray hetsy, mitondra fiadian-tsamihafa
hiadiana.
38 Ireo rehetr' ireo, lehilahy mahery
miady, *sy* mahay milahatra tsara, nankany
Hebirona mirai-fo avokoa, mba hampanjaka
any Davidy amy ny Isiraely rehetra: ary
ny sisa rehetra tamy ny Isiraely koa nirai-
-fo hampanjaka any Davidy.
39 Ary nitoetra teo aminy Davidy hate-
loana izareo, mihinana sy misotro; fa
nanasa azy ny rahalahiny.
40 Ary izay teo akekiny koa, dia hatramy
ny Isakara, sy Zebiolona, sy Nafitaly,
nampitondra mofo entan' ampondra sy
angamenavava sy sarin' ampondra ary
omby maro, dia hanina natao tamy ny
koba, *sy* ampempa voara, ary sampahom-
-boaloboka, sy divay, sy solikia, sy omby,
ary ondry betsaka; fa nifaly ny Isiraely.

## TOKO XIII.

Ary Davidy naka saina tamy ny mpifehy
ny arivo sy ny zato, dia tamy ny mpifehy
lehibe rehetra.
2 Ary hoy Davidy tamy ny Isiraely
rehetra tafangona *teo*, Raha ataonareo mety
izany, ary raha avy aminy Iehôvah An-
driamanitsikia izany, andeha isikia haniraka

any amy ny rahalahintsikia rehetra eny
tontolo eny, izay sisa eo amy ny tany
Isiraely rehetra, dia ho amy ny mpisorona
sy ny zana-Devy koa, izay eo aminy ireo
tanànany, *sy* ireo zana-bohiny, mba hian-
gona ho aty amintsikia :
3 Ary aoka ho entintsikia ho aty amin-
tsikia indray ny fiaran' Andriamanitsikia :
fa tsy mba nanontany izany tamy ny
androny Saola isikia.
4 Ary ny fiangonan-drehetra naneky
hanao izany: fa marina teo imasony ny
olon-drehetra izany.
5 Dia nampiangony ny Isiraely rehetra
i Davidy, hatrany Sihôra any Ejipity, ka
hatrany amy ny fidirana any Hamata, mba
hitondra ny fiaran' Andriamanitra hiala
any Kiriata-iearima.
6 Dia niakatra i Davidy ambany ny
Isiraely rehetra hankany Bala, dia ho any
Kiriata-iearima, izay any Ioda, mba ho en-
tiny hiakatra, hiala eo, ny fiarany Iehôvah
Andriamanitra, Izay mitoetra eo anelane-
lany ny keriobima, izay iantsoany ny
anarany.
7 Dia napetrany teo anatiny ny fiarako-
dia vaovao ny fiaran' Andriamanitra, *ka
nafindrany* hiala amy ny tranony Abina-
daba ; ary Ioza sy Ahiô no nampandeha ny
fiarakodia.
8 Ary Davidy ambany ny Isiraely rehetra
nanao miosikia teo anatrehan' Andriama-
nitra araky izay tratry ny ainy, tamy ny
hira, sy ny lokanga, sy ny valiha, sy ny
amponga, sy ny kipantsona, ary ny trom-
petra.
9 Ary raha tonga teo amy ny famoloany
Kidona izareo, dia nahinjitry Ioza ny
tànany hihiazony ny fiara; fa nibolasitra
ny omby *mitondra ny fiarakodia*.
10 Dia nirehitra ny fahatezerany Iehôvah
taminy Ioza, ka namely azy Izy, satria
naninjitry ny tànany tamy ny fiara izy,
dia maty teo anatrehan' Andriamanitra
izy.
11 Ary nalahelo i Davidy noho ny namo-
noany Iehôvah any Ioza ; ka nataony ny
anarany izany fitoeran' izany hoe, i Pereza-
-ioza, mandrak' andro any.
12 Dia natahotra an' Andriamanitra i
Davidy taminy izany andro izany, ka hoy
izy, Ataoko ahoana no hitondra ny fiaran'
Andriamanitra ho aty amiko?
13 Ka dia tsy mba nentiny Davidy ny
fiara ho any aminy, ho any an-tanànany
Davidy, fa nentiny nivily ho any an-tranony
Obeda-edoma olon-Gata.
14 Dia nitoetra ny fiaran' Andriamanitra
teo amy ny mpianakaviny Obeda-edoma,
teo an-tranony, telo volana. Ary Iehôvah
nitahy ny mpianakaviny Obeda-edoma,
ambany izay rehetra nananany.

## TOKO XIV.

Ary Hirama mpanjaka any Toro nanirak'
olona mitondra hazo sedera ho any aminy
Davidy, ary tambato sy mpandrafitra,
hanao trano ho any Davidy.
2 Ary fantatry Davidy f' efa nampitoe-
riny Iehôvah izy ho mpanjaky ny Isiraely :
f' efa nasandratra ny fanjakany, noho ny
Isiraely olony.
3 Dia nampaka-bady sasany koa tany
Ieriosalema i Davidy : ary niteraka zanaka-
-lahy sy zanaka-vavy maro koa i Davidy.
4 Ary ireo no anarany ny zanaka-lahy
izay teraka ho azy tany Ieriosalema: i
Samioa, sy Sobaba, i Natana, sy Solomona,
5 Sy Ibihara, sy Elisioa, sy Elipaleta,
6 Sy Noga, sy Nefega, sy Iafia,
7 Sy Elisama, sy Beliada, ary Elifaleta.
8 Ary rehefa reny ny Filisitia, f' efa voa
hosotra i Davidy ho mpanjaky ny Isiraely
rehetra, dia niakatra hitady any Davidy ny
Filisitia rehetra. Ary rehefa reny Davidy
*izany*, dia nivoaka hiady aminy.
9 Dia tonga ny Filisitia, ka nihiahaka teo
amy ny tany lemaka Refaima.
10 Dia nanontany tamin' Andriamanitra
i Davidy, ka nanao hoe, Hiakatra hamely
ny Filisitia va aho? ary hatolotrao any
an-tànako v' izareo? Ary hoy Iehôvah ta-
miny, Miakara; fa hatolotro any an-tànanao
ireo.
11 Dia niakatra ho any Bala-perazima
izareo; ary namely *ny Filisitia* teo i Da-
vidy. Ary hoy Davidy, Ny tànako nam-
pielezan' Andriamanitra ny fahavaloko toy
ny ielezany ny rano: k'izany no nanavany
ny anarany izany fitoeran' izany hoe, i
Bala-perazima.
12 Ary navelany *ny Filisitia* teo ireny
andriamaniny, dia nandidy Davidy, ka
nodorany ny olona ireny.
13 Ary ny Filisitia nihiahaka indray teo
amy ny tany lemaka.

14 Dia nanontany tamin' Andriamanitra
indray i Davidy, ary hoy Andriamanitra
taminy, Aza miakatra hanenjikia azy
hianao; fa mivilia hiala aminy, dia man-
dehana, ka asivo eo tandrifiny ny hazo
voaroy izareo:
15 Ary raha renao ny fikioropadropaka
mandeha eo amy ny tendrony ny hazo
voaroy, dia mivoaha hiady hianao; f' efa
nivoaka Andriamanitra hialoha anao ha-
mely ny miaramila Filisitia.
16 Ary Davidy nanao araky izay nandi-
dian' Andriamanitra azy, dia namely ny
miaramila Filisitia, hatrany Gibeona, ka
hatrany Gezera, izareo.
17 Ary ny lazany Davidy niely ho any
amy ny tany rehetra; ary Iehôvah nampi-
latsaky ny fatahorana azy tamy ny firenen-
-drehetra.

## TOKO XV.

ARY *Davidy* nanao trano samihafa ho
an-tena teo an-tanànany Davidy, dia
namboatra fitoerana ho any ny fiaran'
Andriamanitra, ka nanorin-day hitoerany.
2 Dia hoy Davidy, Tsy misy mahazo
mitondra ny fiaran' Andriamanitra, afa tsy
ny zana-Devy hiany: f'izareo no finidiny
Iehôvah hitondra ny fiaran' Andriamanitra,
sy hanompo Azy mandrakizay.
3 Dia nampiangony ny Isiraely rehetra
ho any Ieriosalema i Davidy, hampiaka-
rany ny fiarany Iehôvah ho any amy
ny fitoerany, izay efa namboariny hitoe-
rany.
4 Ary nampiangony ny zanaky Arona, sy
ny zana-Devy, i Davidy.
5 Avy tamy ny zanaky Kohata; Ioriela
no lohany, ary ny rahalahiny roa-polo
amby zato:
6 Avy tamy ny zanaky Merary; i Asaia
no lohany, ary ny rahalahiny roa-polo
amby roan-jato:
7 Avy tamy ny zanaky Gerisoma; Iôela
no lohany, ary ny rahalahiny telo-polo
amby zato:
8 Avy tamy ny zanaky Elizafana; i
Semaia no lohany, ary ny rahalahiny roan-
-jato:
9 Avy tamy ny zanaky Hebirona; i Eliela
no lohany, ary ny rahalahiny valo-polo.
10 Avy tamy ny zanaky Ioziela; i Ami-
nadaba no lohany, ary ny rahalahiny roa
amby ny folo amby zato.
11 Ary nantsoiny Davidy i Zadoka sy
Abiatara mpisorona, ambany ny zana-Devy,
dia Ioriela, i Asaia, sy Iôela, i Semaia, sy
Eliela, ary Aminadaba,
12 Ka hoy izy taminy, Hianareo no
lohany ny zana-Devy, samy eo amy ny
mpianakavin-drainy avy: hasino-tena, hia-
nareo sy ny rahalahinareo, mba hampiaka-
try ny fiarany Iehôvah Andriamanitry ny
Isiraely ho any amy ny fitoerana izay efa
namboariko hitoerany.
13 Fa noho ny tsy nanavanareo izany
taloha no namonoany Iehôvah Andriama-
nitsikia ny sasany tamintsikia, fa tsy mba
nitady Azy araky ny tokony hataontsikia
isikia.
14 Dia nanamasin-tena ny mpisorona, sy
ny zana-Devy, mba hampiakatry ny fiarany
Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely.
15 Ary ny zanaky ny zana-Devy nilanja
ny fiaran' Andriamanitra tamy ny tehina,
tahaky izay nandidiany Mose araky ny
teniny Iehôvah.
16 Ary Davidy nandidy ny loholony ny
zana-Devy hanendry ny rahalahiny ho
mpihira amy ny fanava-miosikia samihafa,
valiha, sy lokanga, ary kitsantsona, ham-
panenoany amy ny fanandratany ny feo
mahafaly.
17 Ary ny zana-Devy dia nanendry any
Hemana zanaky Iôela, ary avy tamy ny
rahalahiny, i Asafa zanaky Berekia; ary
avy tamy ny zanaky Merary rahalahiny, i
Etana zanaky Kosaia;
18 Ary ny rahalahiny, manam-boninahitra
manarakaraka, homba azy, i Zekaria, i
Bena, sy Iaziela, sy Semiramota, sy Iehiela,
sy Iony, i Eliaba, sy Benaia, sy Maseia, sy
Matitia, sy Elifele, sy Mikineia, sy Obeda-
-edoma, ary Ieiela, mpiambim-baravarana;
19 Ary Hemana, sy Asafa, ary Etana, no
mpihira hampaneno ny kitsantsom-bara-
hina;
20 Ary Zekaria, sy Aziela, sy Semiramota,
sy Iehiela, sy Iony, sy Eliaba, sy Maseia,
ary Benaia, hitendry ny valiha amy ny
Alamota;
21 Ary Matitia, sy Elifele, sy Mikineia,
sy Obeda-edoma, sy Ieiela, sy Azazia,
hitendry ny lokanga amy ny Seminita, ho
mpiventy;
22 Ary Kenania lohany ny zana-Devy,

hihira: izy nampianatry ny hira, fa nahay
izy.
23 Ary Berekia sy Elikana no mpiambim-
-baravarany ny fitoerany ny fiara.
24 Ary Sebania, sy Iehôsafata, sy Netanela,
sy Amasay, sy Zekaria, sy Benai ary
Eliezera, ireo mpisorona, nampaneno ny
trompetra teo anoloany ny fiaran' Andria-
manitra; ary Obeda-edoma *koa* sy Iehia
no tendrena ho mpiambim-baravarany ny
fitoerany ny fiara.
25 Ary Davidy ambany ny loholony ny
Isiraely, sy ny mpifehy ny arivo, nandeha
mba hampiakatry ny fiarany ny fanekeny
Iehôvah, hiala amy ny tranony Obeda-
-edoma, koa faly.
26 Ary nony nampian' Andriamanitra ny
zana-Devy izay nilanja ny fiarany ny fane-
keny Iehôvah, dia nanala-voady ombelahy
fito sy ondri-lahy fito izareo.
27 Ary niakanjo somizy tsara i Davidy, sy
ny zana-Devy rehetra izay nilanja ny fiara,
ary ny mpihira, dia i Kenania mpiventy ny
hira, ambany ny mpihira: i Davidy nitafy
efoda somizy tsara koa.
28 Ka dia nampiakatry ny fiarany ny
fanekeny Iehôvah ny Isiraely rehetra, ka
nihioby, sy nampaneno ny anjomara, sy ny
trompetra, ary ny kitsantsona, ka nitendry
ny valiha, sy ny lokanga.
29 Ary nony tonga teo an-tanànany
Davidy ny fiarany ny fanekeny Iehôvah,
dia nijery teo am-baravaran-kely i Mikialy
zanaka-vaviny Saola, ka nahita any Davidy
mpanjaka nandihy, sy nitendry lokanga, dia
nanevateva azy tam-pony izy.

## TOKO XVI.

Dia nampiditry ny fiaran' Andriamanitra
izareo, ka nampitoeriny teo afovoany ny
trano-lay izay efa naoriny Davidy hitoerany
*ny fiara:* dia nanatitra fanatitra hodorana
sy fanatitra fisaorana teo anatrehan' An-
driamanitra izareo.
2 Ary rehefa vitany Davidy nanatitry ny
fanatitra hodorana, sy ny fanatitra fisao-
rana, dia nitsio-drano ny olona tamy ny
anarany Iehôvah izy.
3 Ary samy nomeny ampempa mofo iray
sy hena iray didy ary divay iray tavoa-
hangy avy ny olon-Isiraely rehetra, na
lahy, na vavy.
4 Ary izy nanendry ny sasany tamy ny
zana-Devy, hanompo eo anoloany ny fiarany
Iehôvah, ary hahatsiaro sy hisaotra, ary
hidera any Iehôvah Andriamanitry ny
Isiraely:
5 I Asafa no lohany, ary Zekaria no
manarakaraka azy, sy Ieiela, sy Semiramota,
sy Iehiela, sy Matitia, sy Eliaba, sy Benaia,
ary Obeda-edoma: ary Ieiela no nitendry
ny valiha, sy ny lokanga; f' i Asafa nam-
paneno ny kitsantsona;
6 I Benaia kosa, sy Iehaziela, ireo mpiso-
rona, nampaneno ny anjomara mandra-
kariva teo anoloany ny fiarany ny faneken'
Andriamanitra.
7 Taminy izany andro izany, dia fahizay
no voalohany nanolorany Davidy *izao
fihiran' izao* ho any an-tànany Asafa sy ny
rahalahiny.
8 Misaora any Iehôvah; miantsoa ny
anarany: mitoria ny asany eo amy ny
olona.
9 Mihirà hidera Azy, mikialoa hidera
Azy: resaho ny asany mahagaga rehetra.
10 Aoky ny anarany masina hirehare-
hanareo: aoky hifaly ny fony izay mitady
any Iehôvah.
11 Mitadiava any Iehôvah, sy ny heriny:
mitadiava ny tavany mandrakariva.
12 Tsarovy ny asany mahagaga, izay
nataony, ny fahagagany, sy ny fitsarany ny
vavany;
13 Hianareo zanaky Isiraely mpanom-
pony, hianareo zanaky Iakôba no finidiny.
14 Izy no Iehôvah Andriamanitsikia:
eo amy ny tany rehetra ny fitsarany.
15 Tsarovy mandrakariva ny fanekeny,
dia ny teny *izay* nandidiany ho any ny
taranaka arivo mandimby;
16 Ilehy fanekena nataony taminy Abira-
hama, ary ny fianianany taminy Isaka;
17 Dia nampitoetry izany taminy Iakôba
ho lalàna, ho fanekena mandrakizay tamy
ny Isiraely; Izy,
18 Ka nanao hoe, Homeko anao ny tany
Kanana, anjaran-dovanareo;
19 Raha mbola vitsy isa hianareo, eny,
vitsy indrindra, ka vahiny teo.
20 Raha nifindrafindra firenena, ka
nifindrafindra fanjakana ho amy ny olon-
-kafa, izareo;
21 Tsy namela olona hampahory azy Izy:
eny, nananatry ny mpanjaka maro noho
izareo Izy:

22 *Hoe*, Aza manendry ny voa hosotro,
ary aza mandratry ny mpaminaniko.
23 Mihirà hidera any Iehôvah, ry tany
rehetra; ambarao isan' andro ny famon-
jeny.
24 Torio ny voninahiny eo amy ny
firenen-tsamihafa, ny fahagagany eo amy
ny olon-drehetra.
25 Fa lehibe Iehôvah, ka ho derain'
indrindra; ary Izy no hatahorana ambony
ny andriamanitra rehetra.
26 Fa zava-poana no ny andriamanitra
rehetra amy ny firenen-tsamihafa: f'
Iehôvah no nanao ny lanitra.
27 Laza sy voninahitra no eo anatrehany;
hery sy fifaliana no eo amy ny fitoerany.
28 Omeo any Iehôvah, hianareo mpiana-
kaviny ny olona, omeo any Iehôvah
voninahitra sy hery.
29 Omeo any Iehôvah ny voninahitry ny
anarany: ento fanatitra, ka mankanesa eo
anatrehany: mivavaha aminy Iehôvah eo
amy ny hatsarany ny fahamasinana.
30 Matahora eo anatrehany, ry tany
rehetra: ary izao tontolo izao nampitoerina,
ka tsy hihietsikietsikia.
31 Aoka ho faly ny lanitra, ary aoka ho
ravoravo ny tany: ary aoka ho lazain'
olona eo amy ny firenen-tsamihafa hoe,
Iehôvah no manjaka.
32 Aoky hirohondrohona ny ranomasina,
sy ny eo aminy; aoka ho faly ny saha, sy
izay rehetra eo aminy.
33 Koa aoka ho faly eo anatrehany
Iehôvah ny hazo any an-ala: fa avy
hitsara ny tany Izy.
34 Misaora any Iehôvah; fa tsara Izy:
fa mandrakizay ny famindram-pony.
35 Ary lazao hoe, Vonjeo izahay, ry
Andriamanitry ny famonjena anay, dia
angony izahay, ka vonjeo amy ny firenen-
-tsamihafa izahay, hisaoranay ny anaranao
masina, *sy* hifalianay amy ny fiderana
Anao.
36 Hisaorana anie Iehôvah Andriamani-
try ny Isiraely, hatramy ny taloha indrin-
dra, ka mandrakizay. Ary ny olon-drehetra
nanao hoe, Amena, ka nidera any Iehôvah.
37 Ka dia navelany teo anoloany ny
fiarany ny fanekeny Iehôvah, i Asafa
ambany ny rahalahiny, hanompo eo anoloa-
ny ny fiara mandrakariva, araky ny
anjaram-panompoana mety hataony isan'
andro:
38 Ary Obeda-edoma sy ny rahalahiny,
dia valo amby enim-polo lahy; i Obeda-
-edoma, zanaky Iediotiona, sy Hosa *koa*,
no tendreny ho mpiambim-baravarana:
39 Ary Zadôka mpisorona, ambany ireo
mpisorona rahalahiny, nitoetra teo anoloany
ny trano-lainy Iehôvah, teo amy ny
fitoeran' avo tany Gibeona,
40 Mba hanatitra fanatitra hodorana ho
any Iehôvah, eo ambony ny fivoadiany ny
fanatitra hodorana, mandrakariva marain-
-tsi-hariva, ary *hanao* araky izay rehetra
voa soratra teo amy ny lalàny Iehôvah
izay nandidiany ny Isiraely;
41 Ary nomba ireny i Hemana, sy Iedio-
tiona, ary ny sisa izay no fidina, izay voa
laza anarana, hisaotra any Iehôvah, fa
mandrakizay ny famindram-pony.
42 Dia nomba ireny i Hemana sy Iedio-
tiona, mitondra anjomara sy kitsantsona
ho any izay hampaneno, sy ny fanava-
-miosikian' Andriamanitra. Ary ny zanaky
Iediotiona no tendrena ho mpiambim-
-baravarana.
43 Ary ny olon-drehetra samy nody ho
any an-tranony avy: ary Davidy kosa
niverina hitsio-drano ny eo an-tranony.

## TOKO XVII.

Ary raha nipetraka i Davidy teo an-trano-
ny, dia hoy Davidy taminy Natana mpami-
nany, Indro, izaho mitoetra eo an-trano
sedera, fa ny fiarany ny fanekeny Iehôvah
*mitoetra* eo ambany ny lay.
2 Ary hoy Natana taminy Davidy,
Atavy izay rehetra eo am-ponao; fa
Andriamanitra momba anao.
3 Dia nankeo aminy Natana ny tenin'
Andriamanitra taminy izany alin' izany,
ka nanao hoe,
4 Mandehana, ka lazao aminy Davidy
mpanompoko hoe, Izany no lazainy Iehô-
vah, Aza manao trano hitoerako hianao:
5 Fa tsy mbola nitoetra teo an-trano
Aho, hatramy ny andro nampiakarako ny
Isiraely, ka mandrak' andro any; fa
nifindrafindra lay aman-trano-lay Aho.
6 Na taiza na taiza no nalehako niaraka
tamy ny Isiraely rehetra, dia niteny
indraim-bava akory va aho taminy ananki-
ray amy ny mpitsara ny Isiraely izay
nandidiako hamahany ny oloko, ka nanao

hoe, Nahoana no tsy nanao trano sedera
ho Ahy hianareo?
7 Ary ankehitriny, izany no ho lazainao
aminy Davidy mpanompoko, Izany no
lazainy Iehôvah Tompony ny maro, Izaho
naka anao tamy ny fisokon' ondry, dia
tamy ny fiandrasan' ondry, mba ho mpa-
napaky ny Isiraely oloko hianao:
8 Ary Izaho nomba anao na aiza na aiza
nalehanao, dia nandringiany ny fahavalonao
rehetra teo anoloanao, ka nanao ny anara-
nao hanahaky ny anarany ny olo-malaza
izay eo ambony ny tany.
9 Ary Izaho hamboatra fitoerana ho any
ny Isiraely oloko, dia hamponina azy, ary
hitoetra eo amy ny fitoerany hiany izareo,
ka tsy hafindra intsony; ary ny zanaky ny
ratsi-fanahy tsy mba hampahory azy
intsony tahaky ny fahiny,
10 Ary *tahaky ny nampahoriany* azy
hatramy ny andro nanendreko mpitsara
ho mpanapaky ny Isiraely oloko. Dia ham-
pietry ny fahavalonao rehetra Aho. Ary
koa milaza aminao Aho, fa hanao trano
ho anao Iehôvah.
11 Ary raha lany ny andronao, ka tsy
maitsy modi-mandry amy ny razanao
hianao, dia hatsangako ny zanakao han-
dimby anao, dia anankiray amy ny zanakao;
ary hampitoeriko ny fanjakany.
12 Izy hanao trano ho Ahy, ary Izaho
hampitoetry ny lapany mandrakizay.
13 Izaho ho rainy, ary izy ho zanako; ka
tsy hanesotry ny famindram-poko aminy
Aho, tahaky ny nanesorako *izany* taminy
izay no dimbasanao:
14 Fa hampitoetra azy eo an-tranoko, sy
eo amy ny fanjakako mandrakizay, Aho:
ary ny lapany hampitoerina mandrakizay.
15 Araky ireny teny rehetr' ireny, sy
araky izany fanindrimandry rehetr' izany,
no lazainy Natana taminy Davidy.
16 Dia niditra i Davidy mpanjaka, dia
nipetraka teo anatrehany Iehôvah, ka hoy
izy, Inona moa aho, ry Iehôvah Andria-
manitr' ô, ary inona ny mpianakaviko, no
nentinao mandrak' ankehitriny aho?
17 Ary mbola zavatra kely hiany eo
imasonao izany, ry Andriamanitr' ô; f'
efa nambaranao, ny amy ny mpianakaviny
ny mpanomponao, zava-dehibe izay ho
avy rehefa ela, ary nijery ahy araky ny
toetry ny olo-manam-boninahi-dehibe Hia-
nao, Iehôvah Andriamanitr' ô.
18 Inona intsony azo ho teneniny Davidy
aminao hilaza ny voninahitry ny mpanom-
ponao? fa Hianao mahalala ny mpanom-
ponao.
19 Ry Iehôvah ô, tamy ny fitiavanao ny
mpanomponao, dia araky ny sitra-ponao
hiany, no nanavanao izany zava-dehibe
rehetr' izany, mba hampahafantaranao ireo
zava-dehibe rehetr' ireo.
20 Ry Iehôvah ô, tsy misy tahaka Anao,
ary tsy misy Andriamanitra afa tsy Hianao,
araky izay rehetra efa reny ny sofinay.
21 Ary aiza no misy firenen' iray akory
ety an-tany tahaky ny Isiraely olonao, izay
nalehan' Andriamanitra mba hanavotra azy
ho olony, hanavanao anaran-dehibe sady
mahatahotra ho Anao, tamy ny nandroa-
hanao firenena maro teo anoloany ny
olonao, izay no vonjenao taminy Ejipity?
22 Dia nampitoerinao ny Isiraely olonao
ho olonao mandrakizay; ary Hianao,
Iehôvah ô, efa ho Andriamaniny.
23 Ary ankehitriny, ry Iehôvah ô, aoky
ny zavatra izay nilazanao ny mpanom-
ponao sy ny mpianakaviny, hampitoerina
mandrakizay, ka atavy araky izay no
lazainao.
24 Ary aoka hampitoerina sy hankala-
zaina mandrakizay ny anaranao, ka hatao
hoe, Iehôvah Tompony ny maro no An-
driamanitry ny Isiraely, dia Andriamanitra
ho any ny Isiraely: ary aoky ny mpiana-
kaviny Davidy mpanomponao *hampitoerina*
eo anatrehanao.
25 Fa Hianao, ry Andriamanitro, efa
nilaza tamy ny mpanomponao, fa Hianao
hanao trano ho azy: koa efa sahy miva-
vaka eo anatrehanao ny mpanomponao.
26 Ary ankehitriny, ry Iehôvah ô, Hianao
no Andriamanitra, ary Hianao efa nilaza
izany zava-tsoa izany ho any ny mpanom-
ponao:
27 Ary ankehitriny, aoka ho sitrakao
hitahy ny mpianakaviny ny mpanomponao,
mba ho eo anatrehanao mandrakizay izy:
fa Hianao mitahy, ry Iehôvah ô, dia ho
tahina mandrakizay.

## TOKO XVIII.

Ary rehefa afak' izany, dia namely ny
Filisitia i Davidy, ka nandresy azy, dia
nahafaka any Gata, ambany ny zana-bohitra
teo, tamy ny tànany ny Filisitia.

2 Dia namely ny Moaba izy, dia tonga mpanompo any Davidy ny olo-Moaba, ka nandoa hetra.

3 Ary Hadarezera *koa*, mpanjaka any Zoba, no reseny Davidy, hatrany Hamata, raha lasa hampitoetry ny fanjakany teo amorony ny ony Iofiraty izy.

4 Dia azony kalesy arivo taminy, sy mpitaingin-tsoavaly fito arivo, ary miaramila mandeha an-tongotra roa alina: dia no traingioiny Davidy ny soavaly momba ny kalesy rehetra, fa ny momba ny kalesy zato hiany no tehiriziny.

5 Ary *raha* tonga ny olon-TSiria avy tany Damaseko mba hamonjy any Hadarezera mpanjaka any Zoba, dia namely ny olon-TSiria roa arivo amby roa alina i Davidy.

6 Dia nanendry *mpiandri-tany* ho any Siria, dia ho any Damaseko, i Davidy: dia tonga mpanompo any Davidy ny olon-TSiria, ka nandoa hetra. Ary Iehôvah niaro any Davidy, na aiza na aiza nalehany.

7 Dia nalainy Davidy ny ampingia volamena teny an-tànany ny mpanompony Hadarezera, ka nentiny ho any Ieriosalema.

8 Ary tany Tibihata, sy tany Kiona, tanànany Hadarezera, nalainy Davidy varahina be indrindra, izay nanavan-TSolomona ny ranomasim-barahina, sy ireo andry, ary lovia varahina.

9 Ary nony efa reny Toio mpanjaka any Hamata f' efa resiny Davidy ny miaramila rehetra momba any Hadarezera mpanjaka any Zoba,

10 Dia naniraka any Hadorama zanany hankany aminy Davidy mpanjaka izy, mba hamangy sy hisaotra azy, satria efa niady taminy Hadarezera, k' efa nandresy azy izy: (f' efa fahavalony Toio i Hadarezera.) Ary *nitondra* fanaka volamena samihafa rehetra, sy volafotsy, ary varahina, *i Hadorama*.

11 Ireny koa natokany Davidy mpanjaka ho any Iehôvah, hanampy ny volafotsy, sy ny volamena, nalainy taminy ireo firenen-drehetr' ireo; dia tamy ny Edoma, sy ny Moaba, sy ny zanaky Amona, ary tamy ny Filisitia, sy ny Amaleka.

12 Ary Abisay zanaky Zerioia namely valo arivo amby iray alina tamy ny olon-Edoma teo an-dohasaha fanasina.

13 Dia nanendry mpiandri-tany tany Edoma izy; dia tonga mpanompo any Davidy ny Edoma rehetra. Ary Iehôvah niaro any Davidy, na aiza na aiza nalehany.

14 Dia nanjaka tamy ny Isiraely rehetra i Davidy: ary nitsara ka nanao izay marina tamy ny olony rehetra izy.

15 Ary Iôaba zanaky Zerioia no mpifehy ny miaramila; ary Iehôsafata zanaky Ahihoda no mpitadidy;

16 Ary Zadoka zanaky Ahitioba, sy Abimeleka zanaky Abiatara, no mpisorona; ary Savisa no mpanoratra.

17 Ary Benaia zanaky Iehôiada no mpifehy ny olon-Kerety sy ny olom-Pelety; ary ny zanaky Davidy dia manam-boninahitra manarakaraky ny mpanjaka.

## TOKO XIX.

Ary rehefa afak' izany, dia maty Nahasa mpanjaky ny zanaky Amona, ary ny zanany nanjaka nandimby azy.

2 Ary hoy Davidy, Hanisy soa any Haniona zanaky Nahasa aho, satria nanisy soa ahy ny rainy. Dia nanirak' olona i Davidy, hampionina azy ny amin-drainy. Ka dia nankany aminy Haniona ho any an-taniny ny zanaky Amona ireo mpanompo any Davidy, hampionina *any Haniona*.

3 Fa hoy ny andriandahiny ny zanaky Amona taminy Haniona, Moa ataonao fa manome voninahitra an-drainao i Davidy no maniraka mpampionina *anao* aty? tsy hizaha sy handrava ary hisafo ny tany va no nalehany ny mpanompony ho aty aminao?

4 Dia no samboriny Haniona ireo mpanompo any Davidy, dia no haratany, ka no triariny mitsatsa ny fitafiany hatramy ny ravim-bodiny, dia vao nampodiny izareo.

5 Dia nisy lasa nandeha, ka nilaza taminy Davidy izay nanavana an' ireny lehilahy ireny. Dia nanirak' olona hitsena azy izy: f' efa menatr' indrindra ireny olon' ireny. Ary hoy ny mpanjaka, Mitoera any Ieriko ambara-paniry ny somotrareo, ka dia vao mody.

6 Ary raha hitany ny zanaky Amona f' efa nampahatezitra any Davidy izareo, dia nampitondra hanja-bolafotsy arivo i Haniona sy ny zanaky Amona, hanamby

kalesy sy mpitaingin-tsoavaly any Meso-
potamia, sy any Siria Maaka, ary any
Zoba.
7 Dia nanamby kalesy roa arivo amby
telo alina, ambany ny mpanjaka any Maaka
sy ny olony, izareo; dia tonga ireny, ka
nitoby teo tandrifiny Medeba. Ary ny
zanaky Amona koa niangona avy tamy ny
tanànany, ka nankeo hiady.
8 Ary rehefa reny Davidy izany, dia
naniraka any Iôaba, ambany ny miaramila
mahery miady rehetra, izy.
9 Dia nivoaka ny zanaky Amona, ka
nandahatry ny ady teo akeky ny vavahadin-
-tanàna: ary ireny mpanjaka vao tonga
ireny kosa nitokana ho azy teny an-tsaha.
10 Ary rehefa hitany Iôaba fa manohitra
azy ny ady eo anatrehany sy eo ivohony,
dia nifidy olona sasany tamy ny voa fantina
rehetra tamy ny Isiraely izy, ka nandahatra
azy hiady amy ny olon-TSiria.
11 Ary ny olona sisa natolony tany an-
-tànany Abisay rahalahiny, dia nandahatry
*ireny* hiady amy ny zanaky Amona kosa
izy.
12 Ary hoy izy, Raha tsy tohako ny olon-
-TSiria, dia hamonjy ahy hianao: fa raha
tsy tohanao kosa ny zanaky Amona, dia
hamonjy anao aho:
13 Mahereza, ka aoka ho lehilahy isikia,
hamonjy ny olontsikia sy ireo tanànan'
Andriamanitsikia: ary aoky Iehôvah hanao
izay tsara eo imasony.
14 Ary Iôaba ambany ny olona izay
nomba azy, dia nanatona hiady amy ny
olon-TSiria; dia nandositra teo anoloany
izareo.
15 Ary rehefa hitany ny zanaky Amona
fa nandositra ny olon-TSiria, dia nandositra
izareo kosa teo anoloany Abisay rahalahiny
*Iôaba*, ka niditra teo an-tanàna. Dia
nankany Ieriosalema Iôaba.
16 Ary rehefa hitany ny olon-TSiria fa
resy teo anoloany ny Isiraely izareo, dia
nanirak' olona izareo, ka nitondra ny olon-
-TSiria izay teny an-dafiny ny ony: ary
Sofaka, mpifehy ny miaramilany Hada-
rezera, nandeha nialoha azy.
17 Ary raha no lazaina taminy Davidy
izany, dia nampiangony ny Isiraely rehetra
izy, dia nita any Ioridany, dia nanatona
azy, ka nilahatra hiady aminy. Ary nony
voa lahatry Davidy ny ady amy ny olon-
-TSiria, dia niady taminy izareo.
18 Dia nandositra teo anoloany ny
Isiraely ny olon-TSiria; ary Davidy naha-
faty olon-TSiria mpampandeha kalesy
fito arivo lahy, ary miaramila efatr' alina,
dia namono any Sofaka mpifehy ny miara-
mila.
19 Ary rehefa hitany ny mpanompo any
Hadarezera fa resy teo anoloany ny Isiraely
izareo, dia nihiavana taminy Davidy
izareo, ka tonga mpanompo azy; dia tsy
nety nanampy ny zanaky Amona intsony
ny olon-TSiria.

TOKO XX.

Ary raha vao nihierina ny taona, ka tonga
ny andro fandehanany ireny mpanjaka
*hiady*, dia nitondra ny miaramila voa
fantina Iôaba, ka nandrava ny taniny
ny zanaky Amona, dia tonga, ka nanao
fahirano any Raba. F' i Davidy nitoetra
tany Ieriosalema. Dia namely any Raba
Iôaba, ka no ravany.
2 Dia nesoriny Davidy ny satro-bonina-
hitry ny mpanjakany tamy ny lohany; dia
hita fa hanja-bolamena no lanjany, ary
nisy vato soa indrindra teo aminy: dia
natao tamy ny lohany Davidy izany: ary
nitondra babo be indrindra avy tany an-
-tanàna izy.
3 Ary ny olona izay teo, dia nentiny
hivoaka, ka no vakiny tambany ny tsofa,
sy ny fivelezam-by, ary ny famaky, izareo.
K' izany no nataony Davidy tamy ny
tanàna rehetra any ny zanaky Amona.
Dia niverina ho any Ieriosalema i Davidy
ambany ny olon-drehetra.
4 Ary rehefa afak' izany, dia nisy ady
tamy ny Filisitia tany Gezera; taminy izay
andro izay namonoany Sibekay avy tamy
ny zanaky Hiosa any Sipay, anankiray amy
ny zanaky Rafa, ka dia resy izareo.
5 Ary nisy ady tamy ny Filisitia indray,
ary Elihanana zanaky Iaira namono any
Lahimy rahalahiny Goliata olon-Gata, izay
nanan-jaran-defona tahaky ny vodi-tenona.
6 Ary nisy ady indray koa tany Gata,
ary nisy lehilahy vaventy anankiray teo,
izay nanan-drantsan-tànan' enina avy ny
tànany, ary rantsan-tongotr' enina avy ny
tongony, ka dia efatra amby roa-polo ny isany
avokoa: ary izy koa avy tamy ny zanaky Rafa.
7 Fa raha nihaiky ny Isiraely izy, dia

matiny Iônatana zanaky Simea rahalahiny
Davidy izy.
8 Ireo no teraky Rafa tany Gata: ka
matiny ny tànany Davidy, sy ny tànany ny
mpanompony, izareo.

## TOKO XXI.

ARY Satana nitsangana hanohitry ny
Isiraely, ka nanesikia any Davidy hanisa
ny Isiraely.
2 Ary hoy Davidy taminy Iôaba, sy ny
mpifehy ny olona, Andeha, isao ny Isiraely
hatrany Beriseba, ka hatrany Dana; dia
ento ho aty amiko ny isany mba ho
fantatro.
3 Ary hoy Iôaba, Iehôvah hampitombo
ny olony in-jato heny anie, na firy na firy
izareo: fa, tompoko-lahy, ry mpanjaka, tsy
mpanompo ny tompoko moa izy rehetra?
ka nahoana no tiany ny tompoko-lahy
hanao izany zavatr' izany? nahoana no ho
fanamelohany ny Isiraely izany?
4 Nefa ny teniny ny mpanjaka naheri-
hery kokoa noho *ny teniny* Iôaba. Dia
nivoaka Iôaba, ka nitety ny tany Isiraely
rehetra; dia nankany Ieriosalema izy.
5 Dia natolotry Iôaba any Davidy *ny
taratasy milaza* ny fanisany ny olona. Ary
ny lehilahy Isiraely rehetra izay nahatan-
-tsabatra, dia iray hetsy amby tapitrisa,
ary fito alina amby iray hetsy no isany ny
lehilahy Ioda izay nahatan-tsabatra.
6 Fa ny Levy sy ny Beniamina tsy mba
nisainy taminy ireny; satria halany Iôaba
ny teniny ny mpanjaka.
7 Ary ratsy teo imason' Andriamanitra
izany zavatr' izany; dia namely ny Isiraely
Izy.
8 Ary hoy Davidy tamin' Andriamanitra,
Efa nanota indrindra aho, nony nanao
izany zavatr' izany aho, ary ankehitriny
mifona aminao aho, mamelà ny heloky ny
mpanomponao; f' efa nanao adaladala
tokoa aho.
9 Ary Iehôvah niteny taminy Gada
mpizaha ho any Davidy, ka nanao hoe,
10 Mandehana, ka lazao aminy Davidy
hoe, Izany no lazainy Iehôvah, Izaho
mampifidy anao zavatra telo loha, fidio
izay iray hataoko aminao.
11 Dia lasa i Gada hankany aminy Davidy,
ka hoy izy taminy, Izany no lazainy
Iehôvah, fidio:
12 Telo taona mosarena; sa haringiana
eo alohany ny fahavalonao telo volana,
raha tratry ny sabatry ny fahavalonao
hianao; sa ny sabatry Iehôvah, dia aretin-
-dratsy, hateloan' andro eo amy ny tany,
ary ny anjeliny Iehôvah handringiana eo
amy ny fari-taniny ny Isiraely rehetra. Ary
ankehitriny, hevero tsara izay teny ho
entiko miverina ho any aminy izay nani-
raka ahy.
13 Ary hoy Davidy taminy Gada, Tsy
hitako indrindra izay hataoko; *nefa* aleoko
ho lavo any an-tànany Iehôvah, fa lehibe
indrindra ny famindram-pony, toy izay ho
lavo any an-tànan' olona.
14 Ka dia nasiany Iehôvah aretin-dratsy
tamy ny Isiraely: ary fito alina no maty
teo amy ny Isiraely.
15 Ary Andriamanitra naniraka anjely
hankany Ieriosalema handrava azy: ary
raha mbola nandrava izy, dia nijery Iehô-
vah, ka naneniny ny ratsy, ka hoy Izy
taminy lehy anjely mpandrava, Aoky izay,
atsaharo ny tànanao ankehitriny. Ary
nijanona teo anilany ny famoloany Orinana
olon-Iebiosa ny anjeliny Iehôvah.
16 Ary Davidy nanopy ny masony, ka
nahita ny anjeliny Iehôvah nijanona teo
anelanelany ny tany sy ny lanitra, mitan-
-tsabatra voa tsoaka eny an-tànany nahin-
jitra teo ambony Ieriosalema. Dia nianko-
hoka i Davidy, ambany ny loholony *ny
Isiraely*, rehefa nitafy lamba fisaonana izy
rehetra.
17 Ary hoy Davidy tamin' Andriama-
nitra, Tsy izaho va no nampanisa ny
olona? dia izaho no nanota, ka nanao
ratsy indrindra; f' ireo ondry ireo, inona
no nataony? Mifona aminao aho, ry Ie-
hôvah Andriamanitro, aoka hamely ahy
sy ny mpianakavin-draiko ny tànanao, fa
aza mamely ny olonao hampahory azy.
18 Dia nasainy ny anjeliny Iehôvah i
Gada hilaza aminy Davidy mba handeha
biakatra i Davidy hanangana fivoadiana ho
any Iehôvah, eo amy ny famoloany Orinana
olon-Iebiosa.
19 Dia niakatra i Davidy araky ny teniny
Gada, izay no lazainy tamy ny anarany
Iehôvah.
20 Ary Orinana nihierikia, dia nahita ny
anjely izy; ary niery izy, ambany ny zanany
efa-dahy. Ary efa nively vary teo i Ori-
nana.

21 Ary nony tonga teo aminy Orinana i
Davidy, dia nijery Orinana, ka nahita any
Davidy, dia niala teo amy ny famoloana,
dia niondrikia taminy Davidy, ka nianko-
hoka tamy ny tany.
22 Ary hoy Davidy taminy Orinana, Omeo
ahy io fitoeram-pamoloana io, hananga-
nako fivoadiana ho any Iehôvah; omeo ahy
amy ny vola tokom-bidiny, mba hitsaha-
rany ny aretin-dratsy amy ny olona.
23 Ary hoy Orinana taminy Davidy, Ento
ho anao, ary aoky ny mpanjaka tompoko-
-lahy hanao na inona na inona tsara eo
imasony hiany: indro, omeko anao ny
omby ho fanatitra hodorana, ary ny fivele-
zam-bary ho kitay, ary ny vary ho fanati-
tra ho hanina; omeko maimaimpoana izany
rehetr' izany.
24 Ary hoy Davidy mpanjaka taminy
Orinana, Tsia, fa ho vidiko tokoa aminy
izay tokom-bidiny hiany; fa tsy halaiko
maimaimpoana izay anao ho any Iehôvah,
na hanatitra fanatitra hodorana, tsy misy
vidiny, aho.
25 Dia nomeny Davidy any Orinana se-
kely volamena lanjan' enin-jato ho vidiny
ny fitoerana.
26 Dia nanao fivoadiana teo, ho any Ie-
hôvah, i Davidy, dia nanatitra fanatitra
hodorana sy fanatitra fisaorana, ka niva-
vaka taminy Iehôvah, ary Izy namaly azy
teny an-danitra tamy ny afo latsaka teo
ambony ny fivoadiany ny fanatitra hodo-
rana.
27 Ary Iehôvah nandidy ny anjely, dia
nampidiriny tamy ny tranony indray ny
sabatrany.
28 Androtrizay, raha nahita i Davidy, fa
namaly azy Iehôvah teo amy ny famoloany
Orinana olon-Iebiosa, dia nanala-voady teo
izy.
29 Fa ny trano-lainy Iehôvah izay natao-
ny Mose tany an-efitra, sy ny fivoadiany
ny fanatitra hodorana, nitoetra teo amy ny
fitoeran' avo tany Gibeona fahizay.
30 Fa tsy nahazo nankeo anoloany mba
hanontany amin' Andriamanitra i Davidy:
fa natahotra izy, noho ny sabatry ny anje-
liny Iehôvah.

## TOKO XXII.

Ary hoy Davidy, Io no tranony Iehô-
vah Andriamanitra, ary io no fivoadiana
hanaterany ny Isiraely fanatitra hodo-
rana.
2 Dia nandidy Davidy, ka nampiangony
ny vahiny izay nitoetra teo amy ny tany
Isiraely, dia nanendry tambato izy, ham-
boatra vato rafitra hanavany ny tranon'
Andriamanitra.
3 Ary Davidy nampamboatra vy betsaka
hatao hombony ny varavarany ny vava-
hady, sy ny fikiambanany; ary varahina
betsaka tsi-hita-lanja;
4 Ary hazo sedera tsi-hita-isa; fa ny Zidô-
na sy ny Toro nitondra hazo sedera betsaka
ho any Davidy.
5 Ary hoy Davidy, I Solomona zanako,
dia tanora-fanahy, ka mbola zaza hiany,
ary ny trano izay hatao ho any Iehôvah,
tsy maitsy ho lehibe indrindra ny lazany
sy ny voninahiny, eo amy ny tany rehetra,
dia hamory ankehitriny ny zavatra hana-
vany izany aho. Ka dia namory betsaka i
Davidy, mandra-pahafatiny.
6 Dia nampiantso any Solomona zanany
izy, dia nandidy azy hanao trano ho any
Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely.
7 Ary hoy Davidy taminy Solomona, Ana-
ka, izaho efa nikiasa tam-poko hanao trano
ho any ny anarany Iehôvah Andriama-
nitro.
8 Fa ny teniny Iehôvah nankeo amiko,
ka nanao hoe, Hianao efa nandatsa-dra
betsaka, sady efa nanao tafikia maro lehibe
hianao; hianao tsy hanao trano ho any ny
anarako, satria efa nandatsa-dra betsaka
tambony ny tany teo imasoko hianao:
9 Indro, hiteraka zanaka-lahy hianao, dia
ho lehilahy miadana izy; ary hampiada-
niko amy ny fahavalon-drehetra manodidi-
na izy: fa ny anarany hatao hoe, i Solo-
mona, sady hampiadaniko sy hampandriko
fahizay ny Isiraely amy ny androny:
10 Izy hanao trano ho any ny anarako;
ary izy ho zanako, ary Izaho ho rainy, dia
hampitoetry ny lapany ny fanjakany amy
ny Isiraely mandrakizay Aho.
11 Ankehitriny, anaka, Iehôvah homba
anao anie, mba hambinina hianao, hana-
vanao ny tranony Iehôvah Andriamanitrao
toy izay nilazany anao.
12 Izany hiany, hanome anao fahendre-
na sy fahalalana anie Iehôvah, ka handidy
anao ny amy ny Isiraely, mba ho tandre-
manao ny lalàny Iehôvah Andriamani-
trao.

13 Dia hambinina hianao, raha ho tandremanao hanao araky ny lalàna sy ny fitsaran-drehetra, izay nandidiany Iehôvah any Mose, ho tandremany ny Isiraely: mahareza, ka matokia; aza matahotra, ka aza kivy.

14 Ary, indro, tam-pahoriako no nanamboarako ny zavatra hanavany ny tranony Iehôvah, dia hanja-bolamena iray hetsy, sy hanja-bolafotsy iray tapitrisa; ary varahina sy vy tsi-hita-lanja: fa be dia be izany; ary hazo sy vato nampamboariko koa: ary hianao mahazo manampy izany.

15 Ary maro koa ny mpiasa eo aminao, ny mpijinja hazo sy ny tambato, sy ny mpandrafitra, dia ny olo-mahai-zava-tsamihafa rehetra.

16 Tsi-hita-isa ny volamena, ny volafotsy, sy ny varahina, ary ny vy. Mitsangàna hianao, ka miasà, ary Iehôvah anie homba anao.

17 Ary Davidy nandidy ny andriandahiny ny Isiraely rehetra, hanampy any Solomona zanany, *ka hoy izy,*

18 Tsy momba anareo v' Iehôvah Andriamanitrareo? ka tsy Izy va no nampiadana anareo manodidina? f' efa natolony tany an-tànako ny mponina eo amy ny tany; ary ny tany efa nampiekena teo anatrehany Iehôvah, sy teo anatrehany ny olony.

19 *Ary* ankehitriny, ampitoero ny fonareo sy ny fanahinareo hitady any Iehôvah Andriamanitrareo: dia mitsangàna hianareo, ka manava ny fitoera-masina any Iehôvah Andriamanitra, hitondrany ny fiarany ny fanekeny Iehôvah sy ny fanaka masina an' Andriamanitra, ho any an-trano izay hatao ho any ny anarany Iehôvah.

## TOKO XXIII.

Ary rehefa ela velona ka tratrantitra tsara i Davidy, dia nanendry any Solomona zanany ho mpanjaka amy ny Isiraely izy.

2 Dia nampiangony ny andriandahiny ny Isiraely rehetra, ambany ny mpisorona sy ny zana-Devy, izy.

3 Ary voa isa tsirairay ny zana-Devy hatramy ny telo-polo taona noho miakatra; ary ny isany ny lahy voa isa, dia valo arivo amby telo alina.

4 Efatr' arivo amby roa alina taminy ireo natao ho antony ny fanompoana amy ny tranony Iehôvah, ary ny enin' arivo natao ho manam-boninahitra sy mpitsara:

5 Ary efatr' arivo ho mpiambiny ny vavahady, ary efatr' arivo hidera any Iehôvah amy ny fanava-miosikia izay namboariko hiderana Azy, *hoy Davidy.*

6 Ary nizarazara azy Davidy, araky ny fizarany ny zanaky Levy, i Gerisona, sy Kohata, ary Merary.

7 Avy taminy Gerisona, i Ladana sy Simey.

8 Ny zanaky Ladana; Iehiela no lohany, sy Zetama, ary Iôela, telo lahy.

9 Ny zanaky Simey; i Selomita, sy Haziela, sy Harana, telo lahy. Samy lohany ny tranon-drazany avy ireo, avy taminy Ladana.

10 Ary ny zanaky Simey, Iahata, i Zina, sy Ieosa, ary Beria. Ireo efa-dahy ireo no zanaky Simey.

11 Ary Iahata no lohany, ary Ziza no faharoany; ary tsy niteraka zanaka-lahy maro Ieosa sy Beria; ka dia isaina ho iray hiany araky ny tranon-drazany izareo.

12 Ny zanaky Kohata; i Amirama, Izahara, i Hebirona, ary Ioziela, efa-dahy.

13 Ny zanaky Amirama; i Arona sy Mose; ary Arona natokana hanamasiny ny zava-masin' indrindra, izy sy ny zanany mandrakizay, handoro ny zava-manitra eo anatrehany Iehôvah, hanompo Azy, ary hisaotra amy ny anarany mandrakizay.

14 Ary Mose, lehilahin' Andriamanitra, dia voa isa tamy ny fireneny Levy ny zanany.

15 Ny zanaky Mose; i Gerisoma, sy Eliezera.

16 Ny zanaky Gerisoma; i Sebioela no lohany.

17 Ary ny zanaky Eliezera; i Rehabia no lohany. Ary Eliezera tsy mba nanan-janaka-lahy hafa; fa marobe ny zanaky Rehabia.

18 Ny zanaky Izahara; i Selomita no lohany.

19 Ny zanaky Hebirona; Ieria no voalohany, i Amaria no faharoany, Iahaziela no fahatelony, ary Iekameama no fahefany.

20 Ny zanaky Ioziela; i Mika no voalohany, ary Isia no faharoany.

21 Ny zanaky Merary; i Mahaly, sy Miosy. Ny zanaky Mahaly; i Eleazara sy Kisa.

22 Ary maty Eleazara, ka tsy nanan-jana-

ka-lahy, fa zanaka-vavy hiany, ary ny zanaka-lahiny Kisa havany no nanam-bady azy.
23 Ny zanaky Miosy; i Mahaly, sy Edera, ary Ieremôta, telo lahy.
24 Ireo no zanaky Levy araky ny tranon-drazany, dia lohany ny *tranon*-drazany, araky ny fanisany ny anarany tsirairay, dia izay niraharaha tamy ny fanompoana amy ny tranony Iehôvah, hatramy ny roa-polo taona, noho miakatra.
25 Fa hoy Davidy, Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely efa nanome fitsaharana ho any ny olony, hitoerany any Ieriosalema mandrakizay.
26 Ary ny amy ny zana-Devy kosa, tsy mba ho entiny *mifindrafindra intsony* ny trano-lay, na ny fanaky ny fanompoany momba iny:
27 Fa araky ny fara-teniny Davidy, dia voa isa ho zana-Devy izy rehetra hatramy ny roa-polo taona noho miakatra:
28 F'efa no tendrena ho mpanampy ny zanaky Arona izareo, hanao ny fanompoana amy ny tranony Iehôvah, teo anatiny ny kianja, sy teo aminy ireo trano miefitra, ary hitandriny ny fandiovany ny zava-masin-drehetra, sy ny raharahany ny fanompoana amy ny tranon' Andriamanitra;
29 Dia ny amy ny mofo aseho, sy ny koba soa, ho fanatitra ho hanina, sy ny ampempa tsi-masirasira, sy *izay nendasina teo amy* ny vy fanendasana, ambany ny *ampempa* mihioso-tsolikia, ary ny famaran-drehetra na amy ny maina na amy ny lena;
30 Ary hijanona isa-maraina, hisaotra sy hidera any Iehôvah, ary isan-kariva koa toy izany hiany,
31 Ary hanatitry ny fanatitra hodorana rehetra ho any Iehôvah, amy ny sabata, amy ny tsinambolana, ary amy ny andro fanasana araky ny isany, dia araky ny fanao nasaina ho tandremany mandrakariva eo anatrehany Iehôvah:
32 Hitandremany ny raharahany ny trano-lainy ny fiangonana, sy ny raharahany ny fitoera-masina, ary ny raharahany ireo zanaky Arona rahalahiny, ny amy ny fanampoana amy ny tranony Iehôvah.

## TOKO XXIV.

Ary izao no fizarany *ny raharahany* ny zanaky Arona. Ny zanaky Arona; i Nadaba, sy Abihio, i Eleazara, sy Itamara.
2 Fa maty, fony fahavelon-drainy, i Nadaba sy Abihio, ka tsy nanan' anaka: ary Eleazara sy Itamara no nanao ny asany ny mpisorona.
3 Ary nizara azy Davidy, dia ny momba any Zadoka avy tamy ny zanaky Eleazara, sy *ny momba any* Ahimeleka avy tamy ny zanaky Itamara, araky ny raharahany amy ny fanompoany.
4 Ary maromaro kokoa ny lohany ny mpianakavy amy ny zanaky Eleazara noho *ny lohany ny mpianakavy amy* ny zanaky Itamara; dia izao no fizarany azy. Avy tamy ny zanaky Eleazara, nisy lohany ny tranon-drazana enin'amby ny folo lahy, fa avy tamy ny zanaky Itamara nisy lohany ny tranon-drazana valo lahy hiany.
5 Ary no zaraina tamy ny filokana hiany izy rehetra, ny mpianakavy anankiray mihiaroharo amy ny mpianakavy anankiray koa, fa nisy mpanapaky ny fitoera-masina, sy mpanapaky *ny tranon'* Andriamanitra, avy tamy ny zanaky Eleazara, ary avy tamy ny zanaky Itamara.
6 Ary Semaia zanaky Netanela, mpanoratra anankiray amy ny zana-Devy, no nanoratra azy teo anatrehany ny mpanjaka, sy ny andriandahy, sy Zadoka mpisorona, ary Ahimeleka zanaky Abiatara, ary teo anatrehany ny lohany ny tranon-drazany ny mpisorona sy ny zana-Devy: ary ny mpianakavy anankiray nalaina ho any Eleazara, ary ny anankiray nalaina ho any Itamara.
7 Ary Iehôiariba no nahazo ny loka voalohany, Iedaia ny faharoa,
8 I Harima ny fahatelo, i Seorima ny fahefatra,
9 I Malikia ny fahadimy, i Miamina ny fahenina,
10 I Hakoza ny fahafito, i Abia ny fahavalo,
11 Iesioa ny fahasivy, i Sekania ny fahafolo,
12 I Eliasiba ny faharaik' amby ny folo, Iakima ny faharoa amby ny folo,
13 I Hiopa ny fahatelo amby ny folo, Iesebeaba ny fahefatr' amby ny folo,
14 I Biliga ny fahadimy amby ny folo, Imera ny fahenin' amby ny folo,
15 I Hezira ny fahafito amby ny folo, i Hapizeza ny fahavalo amby ny folo,

16 I Petahia ny fahasivy amby ny folo,
i Hezekiela ny faharoa-polo,
17 Iakina ny faharaik' amby roa-polo, i
Gamiola ny faharoa amby roa-polo,
18 I Delaia ny fahatelo amby roa-polo, i
Mazia ny fahefatr' amby roa-polo.
19 Izany no fandaharana azy ho amy ny
fanompoany hankao an-tranony Iehôvah
araky ny fanaony fony mbola no feheziny
Arona rainy, araky izay nandidiany Iehô-
vah Andriamanitry ny Isiraely azy.
20 Ary *ireo no* zanaky Levy sisa: Avy
tamy ny zanaky Amirama; i Siobaela: avy
tamy ny zanaky Siobaela, Iehideia.
21 Ny aminy Rehabia: avy tamy ny
zanaky Rehabia, Isia no voalohany.
22 Avy tamy ny Izahary; i Selomota:
avy tamy ny zanaky Selomota; Iahata.
23 Ary ny zanaky Hebirona; Ieria no
voalohany, i Amaria no faharoany, Iahaziela
no fahatelony, Iekameama no fahefany.
24 Avy tamy ny zanaky Ioziela; i Mika:
avy tamy ny zanaky Mika; i Samira.
25 Ny rahalahiny Mika, Isia: avy tamy
ny zanaky Isia; i Zekaria.
26 Ny zanaky Merary, i Mahaly sy
Miosy: ny zanaky Iazia; i Beno.
27 Ny zanaky Merary izay nateraky
Iazia; i Beno, sy Sohama, sy Zakiora, ary
Ibiry.
28 I Mahaly no nihiaviany Eleazara, izay
tsy nanan' anaka-lahy.
29 Ny aminy Kisa: Ierahimela no zanaky
Kisa.
30 Ary ny zanaky Miosy; i Mahaly, i
Edera, ary Ierimôta. Ireo no zanaky Levy
araky ny tranon-drazany.
31 Ireo koa nanala filokana tahaky ny
rahalahiny, zanaky Arona, teo anatrehany
Davidy mpanjaka, sy Zadoka, sy Ahime-
leka, sy ny lohany ny tranon-drazany ny
mpisorona sy ny zana-Devy, dia ny mpia-
nakavy zoky tahaky ny zandriny.

## TOKO XXV.

Ary Davidy sy ny mpifehy ny miaramila
nanokana ho amy ny fanompoana *ny
sasany* tamy ny zanaky Asafa, sy Hemana,
ary Iediotiona, haminany amy ny lokanga,
sy ny valiha, ary ny kitsantsona; ary izao
no isany ny mpiasa araky ny fanompoany:
2 Avy tamy ny zanaky Asafa; i Zakiora,
sy Iôsefa, sy Natania, ary Asarela, zanaky
Asafa; ireo no feheziny Asafa, izay nami-
nany teo amy ny mpanjaka.
3 Avy taminy Iediotiona; ny zanaky
Iediotiona, i Gedalia, sy Zery, sy Isaia, i
Hasabia, ary Matitia, enin-dahy no feheziny
Iediotiona rainy, izay naminany tamy ny
lokanga, hidera sy hisaotra any Iehôvah:
4 Avy taminy Hemana; ny zanaky
Hemana; i Biokia, i Matania, Ioziela, i
Sebioela, sy Ierimôta, i Hanania, i Hanany,
i Eliata, i Gidality, sy Romamiti-ezera,
Iôsibekasa, i Maloty, i Hôtira, ary Ma-
haziôta:
5 Ireo rehetr' ireo no zanaky Hemana
mpaminaniny ny mpanjaka araky ny tenin'
Andriamanitra, hanandratany ny tandroka.
Ary Andriamanitra nanome any Hemana
zanaka-lahy efatr' amby ny folo, ary
zanaka-vavy telo.
6 Ireo rehetr' ireo no feheziny ny rainy
hihira eo an-tranony Iehôvah, amy ny
kitsantsona, sy ny valiha, sy ny lokanga,
hanavany ny fanompoana amy ny tranon'
Andriamanitra, araky ny teniny ny mpan-
jaka *taminy* Asafa, sy Iediotiona, ary
Hemana.
7 Ary ny isany ambany ny rahalahiny,
izay efa nampianarina hihira ho any Iehô-
vah, izay rehetra nahay, dia valo amby
valo-polo amby roan-jato.
8 Ary nanao filokany ny fifandimbasany
ny an-tokony avokoa izy rehetra, na ny
kely na ny lehibe, na ny mpampianatra na
ny mpianatra.
9 Ary Asafa no nahazo ny loka voalohany
ho any Iôsefa: i Gedalia ny faharoany, ro'
amby ny folo lahy izy, sy ny rahalahiny,
ambany ny zanany:
10 I Zakiora ny fahatelony, ro' amby ny
folo lahy izy, ambany ny zanany, sy ny
rahalahiny:
11 Iziry ny fahefany, ro' amby ny folo
lahy izy, ambany ny zanany, sy ny
rahalahiny:
12 I Netania ny fahadiminy, ro' amby
ny folo lahy izy, ambany ny zanany, sy ny
rahalahiny:
13 I Biokia ny faheniny, ro' amby ny
folo lahy izy, ambany ny zanany, sy ny
rahalahiny:
14 Iasarela ny fahafitony, ro' amby ny
folo lahy izy, ambany ny zanany, sy ny
rahalahiny:

15 Isaia ny fahavalony, ro' amby ny folo
lahy izy, ambany ny zanany, sy ny
rahalahiny:
16 I Matania ny fahasiviny, ro' amby ny
folo lahy izy, ambany ny zanany, sy ny
rahalahiny:
17 I Simey ny fahafolony, ro' amby ny
folo lahy izy, ambany ny zanany, sy ny
rahalahiny:
18 I Azarela ny faharaik' amby ny folo,
ro' amby ny folo lahy izy, ambany ny
zanany, sy ny rahalahiny:
19 I Hasabia ny faharo' amby ny folo, ro'
amby ny folo lahy izy, ambany ny zanany,
sy ny rahalahiny:
20 I Siobaela ny fahatelo amby ny folo,
ro' amby ny folo lahy izy, ambany ny
zanany, sy ny rahalahiny:
21 I Matitia ny fahefatr' amby ny folo,
ro' amby ny folo lahy izy, ambany ny
zanany, sy ny rahalahiny:
22 Ieremôta ny fahadimy amby ny folo,
ro' amby ny folo lahy izy, ambany ny
zanany, sy ny rahalahiny:
23 I Hanania ny fahenina amby ny folo,
ro' amby ny folo lahy izy, ambany ny
zanany, sy ny rahalahiny:
24 Iôsebekasa ny fahafito amby ny folo,
ro' amby ny folo lahy izy, ambany ny
zanany, sy ny rahalahiny:
25 I Hanany ny fahavalo amby ny folo,
ro' amby ny folo lahy izy, ambany ny
zanany, sy ny rahalahiny:
26 I Maloty ny fahasivy amby ny folo,
ro' amby ny folo lahy izy, ambany ny
zanany, sy ny rahalahiny:
27 I Eliata ny faharoa-polo, ro' amby ny
folo lahy izy, ambany ny zanany, sy ny
rahalahiny:
28 I Hôtira ny faharaik' amby roa-polo,
ro' amby ny folo lahy izy, ambany ny
zanany, sy ny rahalahiny:
29 I Gidality ny faharo' amby roa-polo,
ro' amby ny folo lahy izy, ambany ny
zanany, sy ny rahalahiny:
30 I Mahaziôta ny fahatelo amby roa-
-polo, ro' amby ny folo lahy izy, ambany
ny zanany, sy ny rahalahiny:
31 I Romamiti-ezera ny fahefatr' amby
roa-polo, ro' amby ny folo lahy izy, ambany
ny zanany, sy ny rahalahiny.

## TOKO XXVI.

Ny amy ny fizarany ny mpiambim-baravarana: avy tamy ny olon-Kora, i Meselemia
zanaky Kore, avy tamy ny zanaky Asafa.
2 Ary ny zanaky Meselemia, i Zekaria no
lahi-matoany, Iediaela no faharoany, i
Zebadia no fahatelony, Iataniela no fahefany,
3 I Elama no fahadiminy, Iehôhanana
no faheniny, i Eliôenay no fahafitony:
4 Ary ny zanaky Obeda-edoma, i Semaia
no lahi-matoany, Iehôzabada no faharoany,
Iôa no fahatelony, ary Sakara no fahefany,
ary Netanela no fahadiminy,
5 I Amiela no faheniny, Isakara no
fahafitony, i Peolitay no fahavalony: fa
Andriamanitra nitahy any Obeda-edoma.
6 Ary Semaia zanany niteraka zanaka-
-lahy, izay nanapaky ny mpianakaviny ny
rainy: fa lehilahy mahery no matanjaka
izy rehetra.
7 Ny zanaky Semaia; i Otiny, sy Refaela,
ary Obeda, i Elizabada, olona mahery ny
rahalahiny, i Elihio, sy Semakia.
8 Ireo rehetr' ireo avy tamy ny zanaky
Obeda-edoma; olona mahery no matanjaka
amy ny fanompoana izy rehetra ambany ny
zanany, sy ny rahalahiny, dia ro' amby
enim-polo lahy avy taminy Obeda-edoma.
9 Ary Meselemia nanan-janaka-lahy a-
man-drahalahy mahery, valo amby ny folo
lahy.
10 Ary Hosa avy tamy ny zanaky
Merary nanan-janaka-lahy; i Simiry no
lohany, (fa *na dia* tsy izy no lahi-matoa,
dia nataon-drainy ho lohany *ny rahalahiny*
izy;)
11 I Hilikia no faharoany, i Tebalia no
fahatelony, i Zekaria no fahefany; telo
amby ny folo lahy ny zanaka-lahiny Hosa,
sy ny rahalahiny rehetra.
12 Ireo no zaraina ho mpiambim-bara-
varana, dia ny lohany ny isa-mpianakavy,
ka nanany ny fiambenana mifandimby izy
mirahalahy, hanao ny fanompoana eo
an-tranony Iehôvah.
13 Ary izareo nanao filokany ny isam-
-bavahady, na kely na lehibe, araky ny
tranon-drazany.
14 Ary azony Selemia ny loka amy ny
miantsinanana. Dia nanala filokana ho
any Zekaria zanany, mpanolo-tsaina hen-

dry, izareo, ary ny loka amy ny mianavaratra no azony:
15 Any Obeda-edoma ny mianatsimo, ary any ny zanany ny trano fitehirizam-pananana:
16 Any Siopima sy Hosa ny miankandrefana, ambany ny vavahadiny Saleketa, eo anilany ny làlam-piakarana, ka dia nifanandrify ny fiambenana.
17 Miantsinanana nisy zana-Devy enina, mianavaratra nisy efatra isan' andro, mianatsimo nisy efatra isan' andro, ary teo amy ny trano-fitehirizam-pananana, nisy tsi-roaroa.
18 Teo amy ny trano ivelany miankandrefana, nisy efatra teo amy ny làlana, ary roa tamy ny trano ivelany hiany.
19 Izany no fizarany ny mpiambim-baravarana tamy ny zanaky Kora, sy ny zanaky Merary.
20 Ary avy tamy ny zana-Devy, i Ahia no antony ny rakitry ny tranon' Andriamanitra, sy antony ny fanaka momba ny fitoera-masina.
21 Ny amy ny zanaky Ladana, dia zanaky Ladana, olon-Gerisona: Iehiely no lohany ny mpianakaviny Ladana olon-Gerisona.
22 Ny zanaky Iehiely, i Zetama, sy Iôela rahalahiny, antony ny rakitry ny tranony Iehôvah izy.
23 Avy tamy ny taranaky Amirama, *sy* ny taranaky Izahara, *sy* ny taranaky Hebirona, *ary* ny taranaky Ioziela,
24 Dia i Sebioela zanaky Gerisoma, zanaky Mose, no antony ny rakitra.
25 Ary ny rahalahiny *Sebioela*, avy taminy Eliezera; i Rehabia zanaky *Eliezera*, ambany Isaia zanany, sy Iôrama zanany, sy Zikiry zanany, ary Selomita zanany.
26 Izany Selomita izany ambany ny rahalahiny no antony ny zava-masina rehetra izay natokany Davidy mpanjaka sy ny lohany ny tranon-drazana, ary ny mpifehy ny arivo sy ny zato, ary ny mpifehy ny miaramila.
27 Avy tamy ny babo azo tamy ny ady no natokany izay hanavany ny karakara amy ny tranony Iehôvah.
28 Ary izay rehetra natokany Samioela mpizaha sy Saola zanaky Kisa, sy Abinera zanaky Nera, sy Iôaba zanaky Zerioia, ary na iza na iza nanome zavatra, dia eo an-tànany Selomita sy ny rahalahiny izany.
29 Avy tamy ny mpianakaviny Izahara, i Kenania sy ny zanany, no tendrena ho amy ny fanompoana eo ivelany, ho mpifehy sy mpitsara eo amy ny Isiraely.
30 Ary avy tamy ny mpianakaviny Hebirona, i Hasabia sy ny rahalahiny, lehilahy mahery fiton-jato amby arivo, no antony ny hetra teo amy ny Isiraely, tany an-dafin' andrefana any Ioridany, hitandriny ny asa rehetra ho any Iehôvah, sy ny fanompoany ny mpanjaka.
31 Ny amy ny mpianakaviny Hebirona, Ieria no lohany, dia *lohany* ny taranaky Hebirona, araky ny fireneny, *sy* ny tranon-drazany. Tamy ny fahefa-polo taonany ny nanjakany Davidy nitadiavana azy, dia hita fa nisy lehilahy maro sady mahery no matanjaka tany Iazera-Gileada.
32 Ary ny rahalahiny, dia lehilahy mahery samy lohany ny tranon-drazany avy, fiton-jato amby roa arivo lahy, izay no tendreny Davidy ho mpanapaky ny olon-DReobena sy ny olon-Gada, ary ny an-tsasaky ny fireneny Manase, hitandriny ny zavatra rehetra mety ho an' Andriamanitra, sy ny raharahany ny mpanjaka.

## TOKO XXVII.

Ary ny zanaky Isiraely araky ny isany, dia ny lohany ny tranon-drazana, sy ny mpifehy ny arivo, sy ny zato, ary ny manamboninahiny, izay nanompo ny mpanjaka taminy izay raharaha rehetra nifandimbasany ny an-tokony, izay niditra sy nivoaka isam-bolana, tamy ny volana rehetra amy ny herin-taona, dia efatr' arivo amby roa alin-dahy no isany ny isan-toko mifandimby.
2 Iasobeama zanaky Zabadiela no mpifehy ny toko voalohany, tamy ny volana voalohany, ary tamy ny an-tokony nisy efatr' arivo amby roa alin-dahy.
3 Avy tamy ny zanaky Pereza izy, dia lohany ny mpifehy rehetra amy ny miaramila, raha omby amy ny volana voalohany.
4 Ary Doday olon-Ahohy no mpifehy ny toko amy ny volana faharoa, ary Mikilôta mpifehy koa nomba ny an-tokony: ary tamy ny an-tokony nisy efatr' arivo amby roa alin-dahy.
5 Ny mpifehy fahatelo amy ny miaramila, ho amy ny volana fahatelo, i Benaia zanaky Iehôiada mpisorona be: ary tamy

ny an-tokony nisy efatr' arivo amby roa
alin-dahy.
6 Izy io no ilehy Benaia, izay nahery teo
amy ny telo-polo lahy, ka nifehy ny telo-
-polo lahy; ary Amizabada zanany *koa*
nomba ny an-tokony.
7 Ny mpifehy fahefatra, ho amy ny
volana fahefatra, i Asahela rahalahiny
Iôaba, ary Zebadia zanany nandimby azy:
ary tamy ny an-tokony nisy efatr' arivo
amby roa alin-dahy.
8 Ny mpifehy fahadimy, ho amy ny
volana fahadimy, i Samihiota olon-Iziraha;
ary tamy ny an-tokony nisy efatr' arivo
amby roa alin-dahy.
9 Ny *mpifehy* fahenina, ho amy ny volana
fahenina, Ira zanaky Ikesa olon-Tekôa:
ary tamy ny an-tokony nisy efatr' arivo
amby roa alin-dahy.
10 Ny *mpifehy* fahafito, ho amy ny volana
fahafito, i Heleza olom-Pelona, avy tamy
ny zanaky Efiraima: ary tamy ny an-
-tokony nisy efatr' arivo amby roa alin-
-dahy.
11 Ny *mpifehy* fahavalo, ho amy ny
volana fahavalo, i Sibekay avy tamy ny
Hiosata, *izay* avy taminy Zara: ary tamy
ny an-tokony nisy efatr' arivo amby roa
alin-dahy.
12 Ny *mpifehy* fahasivy, ho amy ny
volana fahasivy, i Abiezera olon-Anatôta,
avy tamy ny Beniamina: ary tamy ny
an-tokony nisy efatr' arivo amby roa alin-
-dahy.
13 Ny *mpifehy* fahafolo, ho amy ny
volana fahafolo, i Maharay olo-Netofata,
*izay* avy taminy Zara: ary tamy ny an-
-tokony nisy efatr' arivo amby roa alin-
-dahy.
14 Ny *mpifehy* faharaik' amby ny folo,
ho amy ny volana faharaik' amby ny folo,
i Benaia olom-Piratona, avy tamy ny
zanaky Efiraima: ary tamy ny an-tokony
nisy efatr' arivo amby roa alin-dahy.
15 Ny *mpifehy* faharoa amby ny folo, ho
amy ny volana faharoa amby ny folo, i
Heliday olo-Netofata, *izay* avy taminy
Otiniela: ary tamy ny an-tokony nisy
efatr' arivo amby roa alin-dahy.
16 Ary ny amy ny mpifehy ny fireneny
Isiraely; dia i Eliezera zanaky Zikiry no
mpifehy ny Reobena; i Sefatia zanaky
Maaka no mpifehy ny Simeôna;
17 I Hasabia zanaky Kemioela no mpife-
hy ny Levy; i Zadoka no mpifehy ny *zana-
ky* Arona;
18 I Elihio, anankiray amy ny rahalahiny
Davidy, no mpifehy ny Ioda; i Omiry
zanaky Mikaela no mpifehy ny Isakara;
19 Isimaia zanaky Obadia no mpifehy
ny Zebiolona; Ierimôta zanaky Aziriela no
mpifehy ny Nafitaly;
20 I Hosea zanaky Azazia no mpifehy ny
Efiraima; Iôela zanaky Pedaia no mpifehy
ny an-tsasaky ny fireneny Manase;
21 Ido zanaky Zekaria no mpifehy ny
an-tsasaky ny fireneny Manase tany
Gileada; Iasiela zanaky Abinera no mpife-
hy ny Beniamina;
22 I Azarela zanaky Ierohama no mpifehy
ny Dana. Ireo no andriandahiny ny fire-
neny Isiraely.
23 Fa ny isany hatramy ny roa-polo
taona noho midina tsy mba nalainy
Davidy: satria efa nilaza Iehôvah, fa
hampitombo ny Isiraely tahaky ny kintana
amy ny lanitra Izy.
24 Iôaba zanaky Zerioia vao nanisa, fa
tsy nahefa, ary nisy fahatezerana latsaka
tamy ny Isiraely noho izany; ka tsy mba
voa soratra ny isany teo amy ny tantarany
Davidy mpanjaka.
25 Ary ny antony ny rakitry ny mpan-
jaka, i Azimaveta zanaky Adiela: ary ny
antony ny trano firaketana any an-tsaha,
sy eo an-tanàna, sy eo amy ny vohitra, ary
eo amy ny trano fiarovana, Iehônatana
zanaky Iozia:
26 Ary ny antony ny mpiasa any an-
-tsaha, dia ny mpiasa-tany, i Eziry zanaky
Kelioba.
27 Ary ny antony ny tanim-boaloboka, i
Simey olon-DRamata: ary ny antony ny
vokatry ny tanim-boaloboka ambany ny
fitoeran-divay, i Zabidy olon-TSifimy.
28 Ary ny antony ny hazo-oliva sy ny
aviavy izay teo amy ny tany lembalemba,
i Balahanana olon-Gedera: ary ny antony
ny fitoeran-tsolikia, Iôasa:
29 Ary ny antony ny omby nifahy tany
Sarona, i Sitiray olon-TSarona: ary ny
antony ny omby izay tany an-dohasaha, i
Safata zanaky Adilay:
30 Ary ny antony ny angamenavava, i
Obila olon-Isimaely: ary ny antony ny
ampondra, Iehidia olo-Meronôta.
31 Ary ny antony ny ondry, Iaziza avy
tamy ny Hagara. Ireo rehetr' ireo no

mpanapaky ny fananany Davidy mpanjaka.
32 Ary Iônatana rahalahin-drainy Davidy no mpanome saina, lehilahy hendry,
sy mpanoratra: ary Iehiela zanaky Hakimony nitoetra teo amy ny zanaky ny
mpanjaka.
33 Ary Ahitofela no mpanome saina ny mpanjaka, ambany Hiosay olon-Arika,
sakaizany ny mpanjaka:
34 Ary manarakaraka any Ahitofela, Iehôiada zanaky Benaia, sy Abiatara: ary
Iôaba no mpifehy ambony indrindra amy ny miaramilany ny mpanjaka.

## TOKO XXVIII.

Ary Davidy nampiangony ny andriandahiny ny Isiraely rehetra, dia ny andriandahiny ny firenena, sy ny mpifehy ny an-tokony, izay nifandimby nanompo ny andria-manjaka, ary ny mpifehy ny arivo sy ny mpifehy ny zato, sy ny mpitandriny ny harena sy ny fananan-drehetra nananany ny mpanjaka sy ny zanany, ambany ny manam-boninahitra, sy ny lehilahy mahery, ary ny lehilahy matanjaka rehetra, ho any Ieriosalema.
2 Ary Davidy mpanjaka nijoro tamy ny tongony, ka nanao hoe, Mihainoa ahy
hianareo, rahalahiko sy oloko: *f'* izaho efa nihievitra hanao trano ho fitoeram-pitsaharany ny fiarany ny fanekeny Iehôvah, ary ho fandiavany ny tongotr' Andriamanitsikia, ary efa namboatry izay hanavany ny trano aho:
3 Fa hoy Andriamanitra tamiko, Hianao tsy hanao trano hitoerany ny anarako, f' efa lehilahy mpiady, sy mpandatsa-dra, hianao.
4 Nefa Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely efa nifidy ahy noho ny tranon-drazako rehetra, ho mpanjaka any Isiraely mandrakizay: f' Ioda no fidiny ho mpanapaka; ary teo amy ny mpianakaviny Ioda, ny mpianakavin-draiko; ary teo amy ny zanaky ny raiko izaho no tiany hatao mpanjaka amy ny Isiraely rehetra.
5 Ary teo amy ny zanako rehetra, (f' efa nanome ahy zanaka maro Iehôvah,) i Solomona zanako no no fidiny hipetraka eo ambony ny lapany ny fanjakany Iehôvah hanapaky ny Isiraely.
6 Ary hoy Izy tamiko, I Solomona zanakao, izy no hanao ny tranoko sy ny kianjako: f' efa nifidy azy ho zanako Aho, ary Izaho ho rainy;
7 Ary hampitoetry ny fanjakany mandrakizay Aho, raha maharitra hitandriny ny didiko sy ny fitsarako mandrakariva izy, tahaky ny amy ny andro any.
8 Ary ankehitriny, eto anatrehany ny Isiraely rehetra, fiangonany Iehôvah, sy eo amy ny fandrenesan' Andriamanitsikia, tandremo, ka araho ny didy rehetra nomeny Iehôvah Andriamanitrareo: handovanareo io tany tsara io, ka havelanareo izany ho lovany ny zanakareo mandimby anareo mandrakizay.
9 Ary hianao, ry Solomona zanako, fantaro Andriamanitry ny rainao, ary manompoa Azy amy ny fo marina sy ny fanahy mazoto: fa mandiniky ny fo rehetra Iehôvah, ka mahalala ny fihieverany ny sain-drehetra: raha mitady Azy hianao, dia hahita Azy hianao, fa raha mahafoy Azy hianao, dia hanary Anao mandrakizay Izy.
10 Tandremo ankehitriny; f' efa no fidiny Iehôvah hianao, hanao ny trano ho fitoera-masina; mahereza, ka atavy izany.
11 Dia nomeny Davidy any Solomona zanany ny endriky ny trano-fidirana, ambany *ny endriky* ireo tranony *ny tempoly*, ny trano firaketana, sy ny trano miefitra ambony, ary ny trano-kely anaty momba iny, ary ny fitoerany ny fanaterana fanavotana,
12 Ary ny endriky izay rehetra nomeny ny fanahy azy, dia endriky ny kianjany ny tranony Iehôvah, sy ny trano miefitra rehetra manodidina, sy ny firaketany ny tranony Iehôvah, ary ny firaketan-java-masina:
13 Ary ny amy ny fifandimbasany ny mpisorona sy ny zana-Devy, ary ny amy ny asa rehetra, izay mety ho amy ny fanompoany ny tranony Iehôvah, sy ny amy ny fanaky ny fanompoana eo an-tranony Iehôvah tontolo.
14 Dia *nomeny azy* volamena an-danja, hanavany izay zava-bolamena, dia ny fanaka samihafa izay mety ho amy ny fanompoan-drehetra; ary *volafotsy* an-danja koa, hanavany ny fanaka samihafa rehetra atao amy ny volafotsy, dia ny fanaka samihafa rehetra izay mety ho amy ny fanompoan-drehetra;

15 Dia volamena an-danja, hanavany ny
fitoeran-jiro sy ny fanilo volamena, araky
ny lanjany ny isam-pitoeran-jiro sy ny
fanilony; ary *volafotsy* an-danja, hanavany
ny fitoeran-jiro volafotsy sy ny fanilony,
araky izay efa hanavany ny isam-pitoeran-
-jiro:
16 Ary volamena an-danja koa, hanavany
ny latabatry ny mofo aseho, *araky ny
lanjany* ny isan-databatra; ary volafotsy,
hanavany ny latabatra volafotsy:
17 Ary volamena madio, hanavany ny
fitrebikia, sy ny lovia, ary ny kapoaka:
ary bakoly volamena, araky ny lanjany ny
isam-bakoly; ary an-danja koa ny isam-
-bakoly volafotsy:
18 Ary volamena voa dio an-danja koa,
hanavany ny fivoadiany ny zava-manitra;
ary volamena, hanavany ny sariny ny
fiarakodia, dia ny keriobima, izay namela-
try ny elany, ka nandrakotry ny fiarany ny
fanekeny Iehôvah.
19 Izany rehetr' izany, *hoy Davidy*,
nampahafantariny Iehôvah ahy tamy ny
soratry ny tànany, dia ny asa rehetra araky
izany endrikia izany.
20 Ary hoy Davidy taminy Solomona
zanany, Mahereza, ary matokia, ka atavy
izany, aza matahotra, ka aza mivadi-po:
f' Iehôvah Andriamanitra, dia Andriama-
nitro, momba anao; Izy tsy handao na
hahafoy anao mandra-pahavitanao ny asa
rehetra amy ny fanompoany ny tranony
Iehôvah.
21 Ary, indro, ny antokony ny mpisorona
sy ny zana-Devy izay voa tendry hanao ny
fanompoan-drehetra amy ny tranon' An-
driamanitra, ary ny olon-kendry mazoto
rehetra, hiaraka aminao hanao ny asa
samihafa rehetra izay mety ho amy ny
fanompoan-drehetra: ary ny andriandahy
sy ny olona rehetra hankato ny teninao
rehetra.

## TOKO XXIX.

Ary hoy Davidy mpanjaka tamy ny
fiangonan-drehetra, I Solomona zanako,
izay no fidin' Andriamanitra, mbola tanora-
-fanahy, ka vao zaza, izy, ary lehibe ny
asa: fa tsy tranon' andriana ho an' olona
no hatao, fa ho any Iehôvah Andriama-
nitra.
2 Ary izaho efa namono-tena hamory ny
zavatra hanavany ny tranon' Andriamani-
tra, dia volamena, hanavany ny fanaka
volamena, ary volafotsy, hanavany ny
fanaka volafotsy, ary varahina, hanavany
ny fanaka varahina, ary vy, hanavany ny
fanaka vy, ary hazo, hanavany ny fanaka
hazo; vato onikisa, sy vato ho lalorina,
vato karibionikily, sy ny vato soa samihafa
soratra, ary ny vato saro-bidy samihafa
rehetra, ary ny vatosanga betsaka.
3 Ary noho ny fitiavako ny tranon' An-
driamanitro, dia omeko volamena sy
volafotsy hafa koa, amy ny fananako, hana-
vany ny tranon' Andriamanitra, hanampy
izay rehetra efa no voriko hanavany ny
trano fitoera-masina,
4 Dia hanja-bolamena telo arivo, vola-
mena any Ofira, ary hanja-bolafotsy voa
dio fito arivo, hanavan' ankosotry ny
rindriny ny trano:
5 Ny volamena hanavany izay fanaka
volamena, ary ny volafotsy hanavany izay
fanaka volafotsy, sy hanavany ny asa sami-
hafa rehetra ataony ny tànany ny mpiasa.
Dia *natao hoe*, Iza àry no mazoto tahanolo-
-tena hanompo any Iehôvah andro any?
6 Dia nitondra fanatitra sitra-po ireo
lohany ny tranon-drazana, sy ireo andrian-
dahiny ny fireneny Isiraely, ary ny mpife-
hy ny arivo, sy ny mpifehy ny zato,
ambany ny mpitandriny ny asany ny
mpanjaka,
7 Ka nomeny, hanavany ny fanompoany
ny tranon' Andriamanitra, hanja-bolamena
dimy arivo, sy dramo iray alina, sy hanja-
-bolafotsy iray alina, sy hanja-barahina
valo arivo amby iray alina; ary hanja-by
iray hetsy.
8 Ary izay nanana vato saro-bidy, dia
nitondra fanatitra ho any ny firaketany ny
tranony Iehôvah, tamy ny tànany Iehiela
olon-Gerisona.
9 Dia faly ny olona, raha nanao sitra-po
izareo, fa tamy ny fahitsiany ny fony no
nitondrany fanatitra ho any Iehôvah: ary
faly dia faly indrindra koa i Davidy
mpanjaka.
10 Ary dia nisaotra any Iehôvah teo
anatrehany ny fiangonan-drehetra i Davidy:
ary hoy Davidy, Hisaorana anie Hianao,
ry Iehôvah Andriamanitry Isiraely rainay,
mandrakizay mandrakizay.
11 Anao, Iehôvah ô, ny fahalehibiazana,
sy ny hery, sy ny voninahitra, sy ny

 

fandresena, ary ny fiamboniana: fa *Anao*
izay rehetra any an-danitra sy ety an-tany,
Anao ny fanjakana, Iehôvah ô, ary Hianao
no asandratra toy ny loha amboniny izao
tontolo izao.
12 Avy aminao ny harena sy ny vonina-
hitra, ary Hianao no manjaka amy ny
zavatra rehetra; ary eo an-tànanao ny
hery, sy ny tanjaka; ary eo an-tànanao
hiany ny mahalehibe sy mahatanjaky ny
olon-drehetra.
13 Ary ankehitriny, ry Andriamanitray,
misaotra Anao izahay, ka midera ny
anaranao malaza.
14 F' inona moa aho, ary inona moa ny
oloko, no mahazo mitondra fanatitra sitra-
-po toy izany izahay? fa avy aminao ny
zavatra rehetra, ary ny Anao hiany no
nanomezanay Anao.
15 Fa vahiny sy mpivahiny eo anatre-
hanao izahay, tahaky ny razanay rehetra:
manahaky ny aloka hiany ny andronay ety
an-tany, ka tsy mitoetra akory.
16 Ry Iehôvah Andriamanitray, izao
fananan-drehetr' izao, izay no vorinay ha-
navan-trano ho Anao, dia ho any ny
anaranao masina, avy amy ny tànanao
izany, dia Anao hiany izy rehetra.
17 Ary fantatro koa, ry Andriamanitro,
fa Hianao no mamantatry ny fo, ary
mankasitraky ny marina. Ary raha izaho,
dia tamy ny fahitsiany ny foko nanome-
zako sitra-po ireo zavatra rehetr' ireo: ary
ankehitriny efa hitako ny olonao izay voa
vory teto nanome sitra-po ho Anao, ka dia
faly aho.
18 Ry Iehôvah Andriamanitry Abira-
hama, Isaka, ary Isiraely, razanay, ampa-
hareto mandrakizay izany fihieverany ny
fony ny olonao izany, ka amboary ho Anao
ny fony:
19 Ary omeo fo marina i Solomona
zanako, mba hitandriny ny didinao, sy ny
teninao, sy ny lalànao, ary hanao ireo
zavatra rehetr' ireo, dia hanao ny trano
izay efa no kasaiko hatao.
20 Ary hoy Davidy tamy ny fiangonan-
-drehetra, Ankehitriny, misaora any Iehô-
vah Andriamanitrareo. Ary ny fiangonan-
-drehetra dia nisaotra any Iehôvah Andria-
manitry ny razany, dia nanondriky ny
lohany, ka nanaja any Iehôvah, sy ny
mpanjaka.
21 Dia nanala-voady ho any Iehôvah
izareo, dia nanatitra fanatitra hodorana ho
any Iehôvah nony ampitsony izany andro
izany, dia omby arivo sy ondri-lahy arivo,
ary zanak' ondry arivo, ambany ny fana-
titr' aidina momba izany, sy ny fanalamboa-
dy *hafa* marobe, hisolo ny Isiraely
rehetra.
22 Dia nihinana sy nisotro ka nifaly
indrindra teo anatrehany Iehôvah fahizay
izareo. Dia nanao any Solomona zanaky
Davidy ho mpanjaka, fahindroany, izareo,
ka nanosotra azy ho any Iehôvah, ho
andriana, ary Zadoka ho mpisorona.
23 Ary Solomona dia nipetraka teo
ambony ny lapany Iehôvah toy ny mpan-
jaka handimby any Davidy rainy, ary
nambinina izy; dia nankato azy ny Isiraely
rehetra.
24 Ary ny andriandahy rehetra sy ny
lehilahy mahery, ary ny zanaky Davidy
mpanjaka avokoa, naneky any Solomona
mpanjaka.
25 Ary Iehôvah nampihialehibe any So-
lomona indrindra teo imasony ny Isiraely
rehetra, ka nanome voninahi-mpanjaka
azy, mihoatra noho ny mpanjaka rehetra
izay nialoha azy teo amy ny Isiraely.
26 Izany no nanjakany Davidy zanaky
Iese tamy ny Isiraely rehetra.
27 Ary efa-polo taona ny andro nanja-
kany tamy ny Isiraely: fito taona no
nanjakany tany Hebirona, ary telo amby
telo-polo taona no nanjakany tany Ieriosa-
lema.
28 Ary maty izy, tratrantitra ka ela-
-velona, sady manan-karena no malaza, ary
Solomona zanany nanjaka nandimby azy.
29 Ary ny asany Davidy mpanjaka, dia
ny voalohany sy ny farany, indro, voa
soratra eo amy ny bokiny Samioela mpi-
zaha, sy eo amy ny bokiny Natana mpa-
minany, ary eo amy ny bokiny Gada
mpizaha,
30 Ambany ny nanjakany rehetra sy ny
heriny, ary ny zavatra izay nanjo azy sy
ny Isiraely, ary ny fanjakan-drehetra teo
amy ny tany maro.

# NY FAHAROANY NY BOKINY NY TANTARA.

## TOKO I.

ARY Solomona zanaky Davidy nampaharezina teo amy ny fanjakany, ary Iehôvah Andriamaniny nomba azy, ka nampihialehibe azy indrindra.
2 Dia niteny Solomona tamy ny Isiraely rehetra, tamy ny mpifehy ny arivo sy ny zato, sy tamy ny mpitsara, ary tamy ny mpanapaka rehetra teo amy ny Isiraely rehetra, dia ny lohany ny tranon-drazana.
3 Dia niara-niakatra ho amy ny fitoeran' avo izay tany Gibeona i Solomona sy ny fiangonan-drehetra; fa teo no nitoerany ny trano-lainy ny fiangonan' Andriamanitra, izay nataony Mose mpanompony Iehôvah tany an-efitra.
4 Fa ny fiaran' Andriamanitra efa nampiakariny Davidy avy tany Kiriata-iearima ho amy ny fitoerana izay efa namboariny Davidy hitoerany: f' efa nanorin-day tany Ieriosalema izy.
5 Fa ny fivoadiam-barahina izay nataony Bezalela zanaky Iory, zanaky Hiora, nasiany teo anoloany ny trano-lainy Iehôvah: ary Solomona ambany ny fiangonana nanadina *any Iehôvah*
6 Ary Solomona niakatra hankeo amy ny fivoadiam-barahina teo anatrehany Iehôvah, izay teo anilany ny trano-lainy ny fiangonana, dia nanatitra fanalamboady hodorana arivo teo amboniny izy.
7 'Tamin' iny alin' iny no nisehoan' Andriamanitra taminy Solomona, ka hoy Izy taminy, Angataho izay homeko anao.
8 Ary hoy Solomona tamin' Andriamanitra, Hianao efa naneho famindram-po lehibe taminy Davidy raiko, k' efa nampanjaka ahy handimby azy.
9 Ankehitriny, ry Iehôvah Andriamanitr' ô, aoka hampitoerina ny teny nomenao any Davidy raiko: fa Hianao efa nampanjaka ahy tamy ny olona marobe tahaky ny vovo-tany.
10 Ankehitriny omeo fahendrena sy fahalalana aho, hivoahako sy hidirako eo alohany ireo olon' ireo: fa hatao ahoana no fitsara izao olonao be izao?
11 Ary hoy Andriamanitra taminy Solomona, Satria izany no fihievitry ny fonao, ka tsy nangataka vola aman-karena hianao, na voninahitra, na ny ainy ny fahavalonao, ary tsy mba nangataka ho ela-velona hianao, fa nangataka fahendrena sy fahalalana ho anao, hitsaranao ny oloko izay nampanjakako anao:
12 Dia omena anao ny fahendrena sy ny fahalalana; ary Izaho hanome anao vola aman-karena koa, sy voninahitra izay tsy mbola nananany ny mpanjaka na iray akory izay teo alohanao, ary tsy hisy tahak' izany eo aorianao.
13 Dia niala tamy ny fitoeran' avo izay tany Gibeona i Solomona, hankany Ieriosalema, rehefa niala teo tandrifiny ny trano-lainy ny fiangonana; ary nanjaka tamy ny Isiraely izy.
14 Ary namory kalesy ama-mpitaingin--tsoavaly marobe i Solomona; dia nanana kalesy efa-jato amby arivo izy, ary mpitaingin-tsoavaly roa arivo sy iray alina, izay nampitoeriny teo aminy ireo tanàna voa tendry hitoerany ny kalesy, ary ny sasany nitoetra teo amy ny mpanjaka tany Ieriosalema.
15 Ary nanisy volafotsy sy volamena *be* toy ny vato tany Ieriosalema ny mpanjaka, ary hazo sedera toy ny aviavy izay marobe eo amy ny tany lemaka.
16 Ary ny soavaly nananany Solomona, tany Ejipity no nihiaviany: ary ny isan--toko amy ny mpandrantony ny mpanjaka samy nitondra *soavaly* iray toko avy, *izay no vidiny* tamy ny fandriandriam-bidiny.
17 Ary ny vidiny ny isam-piarakodia izay nentiny niakatra avy tany Ejipity, dia sekely volafotsy enin-jato, ary ny vidiny ny isan-tsoavaly, dia dimam-polo amby zato: dia araky izany no nitondrany *ny soavaly sy ny fiarakodia* ho any ny mpanjaka rehetra amy ny Heta, sy ho any ireo

mpanjaka any Siria, tamy ny tànany
ireny *mpandranto*.

## TOKO II.

Ary Solomona nikiasa hanao trano ho any
ny anarany Iehôvah, ary trano ho any ny
fanjakany.
2 Ary Solomona nanisa olona fito alina
hitondra entana, ary valo alina hijinja
hazo any an-tendrombohitra, ary enin-jato
amby telo arivo lahy hifehy ny olona.
3 Dia nanirak' olona hankany aminy
Hiorama, mpanjaka any Toro, i Solomona,
ka nanao hoe, Araky izay nataonao taminy
Davidy raiko, ka nampitondrainao hazo
sedera ho azy hanavan-trano hitoerany, aza
mba anovana aho.
4 Indro, izaho manao trano ho any ny
anarany Iehôvah Andriamanitro, ho hasi-
nina ho Azy, handoroana zava-mani-mane-
tona eo anatrehany, sy hasiana mofo aseho
mandrakariva, sy handoroana fanalamboady
isa-maraina sy isan-kariva, amy ny isan-
-tsabata sy ny isan-tsinambolana, sy amy
ny fanasana masina any Iehôvah Andria-
manitray. Lalàna amy ny Isiraely man-
drakizay izany.
5 Ary lehibe ny trano izay ataoko: fa
lehibe ny Andriamanitray noho ny andria-
manitra rehetra.
6 F' iza no mahay manao trano hitoe-
rany, fa ny lanitra, ary ny lanitry ny
lanitra aza, tsy omby hitoerany? iza àry
aho, no hanao trano hitoerany, afa tsy izay
handoroany ny fanalamboady eo anatre-
hany hiany?
7 Ary ankehitriny, ampandehano ho aty
amiko olon-kendry, mahay miasa volamena
sy volafotsy, sy varahina, sy vy, sy manga,
sy mangamena, ary jaky, ary izay mahay
manoritra miaraka amy ny olon-kendry
izay ananako ato Ioda sy Ieriosalema, izay
voa tendriny Davidy raiko.
8 Ampitondray hazo sedera, sy hazo
fiera, ary hazo aligioma, avy any Lebanôna,
ho ahy: fa fantatro fa mahay mijinja hazo
any Lebanôna ny mpanomponao; ary
indro, ny mpanompoko *hiaraka* amy ny
mpanomponao,
9 Hamboatra hazo betsaka ho ahy: f'
izay trano efa hataoko, ho lehibe higagana.
10 Ary indro, homeko ny mpandrafitra,
mpanomponao, dia ny mpijinja hazo, fotsim-
-bary roa alina kora, ary barily roa alina
kora, ary divay roa alina bata, ary solikia
roa alina bata.
11 Ary Hiorama mpanjaka any Toro
namaly, ka nanoratra taratasy izay nampi-
tondrainy ho any aminy Solomona, manao
hoe, Ny fitiavany Iehôvah ny olony no
nampanjakany anao taminy.
12 Ary Hiorama nanao hoe *koa*, Hisao-
rana anie Iehôvah Andriamanitry ny
Isiraely, Izay nanao ny lanitra sy ny tany,
k' Izay nanome any Davidy mpanjaka
zanaka-lahy hendry, manan-tsaina amam-
-pahalalana hanao trano ho any Iehôvah,
sy trano ho any ny fanjakany.
13 Ary ankehitriny, izaho manirak' olon-
-kendry *sy* manan-tsaina izay *nanompo* any
Hiorama raiko,
14 Zanaky ny vehivavy anankiray avy
tamy ny zanaka-vaviny Dana izy, ary
lehilahy avy tany Toro no rainy, mahay
miasa volamena, sy volafotsy, varahina,
vy, vato, hazo, manga, mangamena, sy
hariry madinikia, ary jaky, izy; ka mahay
manoritry ny sori-tsamihafa rehetra, sy
mahay manao ny asa kanto rehetra izay
homena azy *mba hefainy*, miaraka amy
ny olon-kendrinao, sy ny olon-kendriny
Davidy tompoko rainao.
15 Ary ankehitriny, ny vary, sy ny
barily, ny solikia, sy ny divay, izay
no lazainy ny tompoko-lahy, aoka hateriny
ho amy ny mpanompony:
16 Ary izahay hijinja hazo any Lebanôna
araky izay ilainao; ary ho entinay mitsin-
kafona ambony ny ranomasina hankany
Iopa ho any aminao izany, ary hianao
hitondra izany ho any Ieriosalema.
17 Ary Solomona nanisa ny vahiny
rehetra izay nonina teo amy ny tany
Isiraely, araky ny fanisana izay nanisany
Davidy rainy azy, ary enin-jato amby telo
arivo amby dimy alina amby iray hetsy no
isany.
18 Ary izy nanala fito alin-dahy ho
mpitondra entana, ary valo alina hatao
mpijinja hazo eny an-tendrombohitra, ary
enin-jato amby telo arivo ho mpifehy
hampiasa ny olona.

## TOKO III.

Ary Solomona vao nanao ny tranony Ie-
hôvah tany Ieriosalema tany an-tendrom-

bohitra Moria, izay efa nasehony *Iehôvah* taminy Davidy rainy, dia teo amy ny fitoerana izay efa namboariny Davidy teo amy ny famoloany Orinana olon-Iebiosa.

2 Ary tamy ny *andro* faharoa amy ny volana faharoa, tamy ny fahefa-taona nanjakany *Solomona*, no vao nanavany ny trano.

3 Ary izao no nanorenany Solomona ny tranon' Andriamanitra izay efa hataony. Ny halavany, araky ny ohatry ny hakihio fahiny, dia enim-polo hakihio, ary ny sakany dia roa-polo hakihio.

4 Ary ny trano-fidirana izay eo alohany ny trano, dia roa-polo hakihio ny halavany, araky ny sakany ny trano, ary roa-polo amby zato hakihio ny hahavony: ka nataony ankosotra volamena madio ny anatiny.

5 Ary ny trano lehibe no petahany hazo fiera, izay nataony ankosotra volamena madio, ka no petahany sarin-kazo rofia sy tongalikia izany.

6 Ary no ravahany vato soa ny trano; ary ny volamena, dia volamena any Parivaima.

7 Ary nataony ankosotra volamena ny trano, ny sakamandimby, ny tokonam-baravarana, sy ny lafiny, ary ny varavarany; ary no soritany keriobima tamy ny lafin-trano.

8 Ary nanao ny trano masin' indrindra izy, roa-polo hakihio ny halavany, araky ny sakany ny trano, ary roa-polo hakihio *koa* ny sakany: ka nataony ankosotra volamena madio enin-jato hanjaka izany.

9 Ary ny lanjany ny hombo, dia sekely volamena dimam-polo. Ary nataony ankosotra volamena koa ireo trano miefitra ambony.

10 Dia nataony, teo an-trano masin' indrindra, ny sariny ny keriobima roa voa soritra: ary nataony ankosotra volamena izy roa.

11 Ary roa-polo hakihio no halavany ny elatry ny keriobima: dimy hakihio ny elatr' iray amy ny kerioba anankiray, mitehikia amy ny lafin-trano: ary dimy hakihio ny elany iray koa, mifanendry amy ny elatry ny kerioba anankiray koa.

12 Ary dimy hakihio ny elatr' iray amy ny kerioba anankiray koa, mitehikia amy ny lafin-trano: ary dimy hakihio ny elany iray koa, mifanendry amy ny elatry ny kerioba hafa.

13 Roa-polo hakihio raha mivelatra ny elatry ireo keriobima ireo: ary nijoro izy roa, ary ny tavany nanatriky ny trano.

14 Ary nanao fisalobonana manga, sy mangamena, sy jaky, ary hariry madinikia, izy, ka nasiany sarin-keriobima izany.

15 Ary nanao andry roa izy, dimy amby telo-polo hakihio ny hahavony, teo tandrifiny ny trano, ary dimy hakihio ny rava-doha izay teo an-tampony ny isan' andry.

16 Dia nanao tongalikia teo amy ny trano-fivavahana izy, ka nasiany tamy ny tampony ny andry, dia nanao sarim-boasari-be-voa zato, ka nasiany tamy ny tongalikia.

17 Dia natsangany ny andry teo tandrifiny ny tempoly, ny anankiray tamy ny ankavanana; ary ny anankiray koa tamy ny ankavia: ary ny anarany ny teo amy ny ankavanana natao hoe, Iakina, ary ny anarany ny teo amy ny ankavia, i Boaza.

## TOKO IV.

Ary nanao ny fivoadiam-barahina izy, roa-polo hakihio no halavany, ary roa-polo hakihio no sakany, ary folo hakihio no hahavony.

2 Ary nanao ny ranomasina anidina izy, folo hakihio ny anelanelany ny sisiny mifanandrify, vorivory mihiodidina, ary dimy hakihio no hahavony, ary kifehy telo-polo hakihio no nanodidiny izany.

3 Ary teo ambaniny, nisy sarin' ombelahy, izay nanodidiny izany: folo hakihio *no hahavony ireo*, manodidiny ny ranomasina mihiodidina. Natao roa an-dàlana ireo sarin' ombelahy anidina raha naidina izany.

4 Dia nitoetra tambony ny ombelahy roa amby ny folo *ilehy ranomasina*, telo manatriky ny avaratra, ary telo manatriky ny andrefana, ary telo manatriky ny atsimo, ary telo manatriky ny atsinanana: ary ny ranomasina teo amboniny, ary ny vohony izy rehetra teo anatiny.

5 Ary vodi-voam-pela-tànana no hateviny, ary ny molony *natao* tahaky ny asany ny molo-kapoaka nasiam-bonin-kazo lily, ary

 

ny anatiny dia mahalany bata telo arivo,
sady omby hitoerany.
6 Ary nanao tavy folo izy, ny dimy
nasiany tamy ny ankavanana, ary ny
dimy tamy ny ankavia, hanozana; sady
izay fanatitra haterina hodorana, no sasana
teo anatiny; fa ny ranomasina no fandro-
any ny mpisorona.
7 Ary nanao ny fitoeran-jiro volamena
folo araky ny endriny izy, ka nasiany teo
amy ny tempoly, dimy tamy ny ankava-
nana, ary dimy tamy ny ankavia.
8 Ary nanao latabatra folo izy, ka nasiany
teo amy ny tempoly, dimy tamy ny
ankavanana, ary dimy tamy ny ankavia.
Ary nanao bakoly volamena zato izy.
9 Ary nanao ny kianjany ny mpisorona,
sy ny kianja lehibe, izy, ary ny vavahadiny
ny kianja, ka nataony ankosotra varahina
ny vavahadiny.
10 Ary ny ranomasina nasiany teo amy
ny ankavanany ny sisiny atsinanana
manandrify ny atsimo.
11 Ary Hiorama nanao ny vilany, sy ny
fanantazana, ary ny bakoly. Ka dia vita-
ny Hiorama ny asa izay nataony ho any
Solomona mpanjaka teo an-tranon' An-
driamanitra;
12 Ny andry roa, sy ny zava-boribory,
ary ny rava-dohany ny andry roa, ary ny
asa harato roa hanarony ny zava-boribory
roa amy ny rava-doha izay teo an-tampony
ny andry,
13 Ary ny sarim-boasari-be-voa efa-jato
ho amy ny asa harato roa; sarim-boasari-
-be-voa ro' andàlana ho amy ny asa harato
iray, hanarony ny zava-boribory roa amy
ny rava-doha izay teny an-tampony ny
andry;
14 Dia nanao ireo fanambanina izy, ary
ireo tavy nataony teo ambony ny fanam-
banina;
15 Ny ranomasina iray, ary ny ombelahy
roa amby ny folo teo ambaniny:
16 Ary ny vilany, sy ny fanantazana, ary
ny fitrebikia, ambany ny fanaka rehetra
momba ireo, nataony Hiorama rainy tamy
ny varahina manganohano ho any Solomona
mpanjaka ho amy ny tranony Iehôvah.
17 Teo amy ny tany lemaka any Ioridany
nampandrendrehany ny mpanjaka izany,
tamy ny tany dilatra teo anelanelany
Sokôta sy Zeredata.
18 Ary be indrindra izany fanaka rehetra
nataony Solomona izany: fa tsi-hita-lanja
ny varahina.
19 Ary volamena madio nanavany Solo-
mona ny fanaka rehetra momba ny tranon'
Andriamanitra, sy ny fivoadiam-bolamena,
ary ny latabatra izay nitoerany ny mofo
ascho,
20 Ary ny fitoeran-jiro ambany ny
fanilony, hampirehetana araky ny fanao,
teo tandrifiny ny trano-fivavahana;
21 Ary volamena no nanavany ny vony,
sy ny fanilo, ary ny tandra, dia volamena
tsara indrindra;
22 Ary volamena tsara indrindra koa ny
hetin-jiro, sy ny bakoly, sy ny sotro, ary
ny fitondran-afo; ary ny amy ny varava-
rany ny trano, dia volamena ny varavaran'
anatiny ny fitoera-masin' indrindra, ary ny
varavarany ny trano amy ny tempoly.

## TOKO V.

KA dia vita ny asa rehetra izay nataony
Solomona tamy ny tranony Iehôvah: ary
Solomona nampiditry ny zavatra rehetra
izay efa natokany Davidy rainy, dia ny
volafotsy, sy ny volamena, ary ny fanaka
rehetra, *ka* nasiany teo amy ny rakitry ny
tranon' Andriamanitra.
2 Ary Solomona nampiangony ny loho-
lony ny Isiraely, sy ny lohany ny fokom-
-pirenen-drehetra, ny lohany ny tranon-
-drazany ny zanaky Isiraely, ho any
Ieriosalema, mba hampiakatry ny fiarany
ny fanekeny Iehôvah hiala amy ny tanà-
nany Davidy, i Ziôna izany:
3 Dia niangona ny lehilahy Isiraely
rehetra hankany amy ny mpanjaka, tamy
ny andro fanasana, dia tamy ny volana
fahafito.
4 Dia tonga ny loholony ny Isiraely
rehetra, ary nampiakariny ny zana-Devy
ny fiara.
5 Dia nampiakatry ny fiara izareo, ary
ny trano-lainy ny fiangonana, ary ny
fanaka masina rehetra izay teo an-trano-
-lay, dia izany rehetra nampiakariny ny
mpisorona sy ny zana-Devy.
6 Ary Solomona mpanjaka ambany ny
fiangonany ny Isiraely rehetra izay nian-
gona ho any aminy, teo tandrifiny ny fiara,
dia nanala-voady ondry sy omby izay
tsi-hita-isa na azo hisaina ny hamarony.

7 Dia nampidiriny ny mpisorona ny
fiarany ny fanekeny Iehôvah ho any amy ny
fitoerany, ho amy ny trano-fivavahana amy
ny tempoly, dia ny fitoera-masin' indrindra,
eo ambany ny elatry ny keriobima:
8 Fa ny keriobima namelatry ny elany
tambony ny fitoerany ny fiara, ka no
saronany ny keriobima, avy ambony, ny
fiara ambany ny tehina momba iny.
9 Ary naninjitry ny tehina izareo, ka dia
hita ny lohany ny tehina teo amy ny
fiara, teo tandrifiny ny trano-fivavahana;
fa tsy hita teo ivelany. Ary teo ireny
mandrak' andro any.
10 Tsy nisy na inona na inona teo anati-
ny ny fiara, afa tsy ny vato fisaka roa izay
nasiany Mose teo, tany Horeba, izay
nanavany Iehôvah fanekena tamy ny
zanaky Isiraely, raha nivoaka tany Ejipity
izareo.
11 Ary raha nivoaka tamy ny fitoera-
-masina ny mpisorona: (fa ny mpisorona
rehetra izay teo, no hasinina: tsy mba
nitandriny ny fizarany ny an-tokony
mifandimby izareo:
12 Ary ny zana-Devy mpihira, dia izy
rehetra, i Asafa, i Hemana, *ary* Iediotona,
ambany ny zanany sy ny rahalahiny,
mitafy hariry madinikia, ary mitondra
kipantsona, sy valiha, ary lokanga, dia
nijanona teo amy ny sisin' atsinanana amy
ny fivoadiana, ary mpisorona roa-polo
amby zato nomba azy, mampaneno tromp-
petra:)
13 Ary nanahaky ny feo iray hiany ny
mpampaneno trompetra sy ny mpihira, ka
nifanara-kira, hidera sy hisaotra any
Iehôvah:) ary raha nampaneno mafy ny
trompetra sy ny kipantsona ary ny fanava-
-miosikia samihafa izareo, ka nidera any
Iehôvah, *manao hoe,* Fa tsara Izy; fa
mandrakizay ny famindram-pony: dia feno
rahona ny trano, dia tranony Iehôvah;
14 Ka tsy nahajanona hanompo ny
mpisorona, noho ny rahona: fa ny vonina-
hitry Iehôvah efa nameno ny tranon'
Andriamanitra.

## TOKO VI.

DIA hoy Solomona, Iehôvah efa nilaza, fa
hitoetra eo amy ny aizina matevina Izy:
2 F' izaho efa nanao trano hitoeranao,
dia fitoerana voa voatra honenanao man-
drakizay.
3 Dia nitodikia ny mpanjaka, ka nitsio-
-drano ny fiangonany ny Isiraely rehetra:
(ary nitsangana ny fiangonany ny Isiraely
rehetra):
4 Ary hoy izy, Hisaorana anie Iehôvah,
Andriamanitry ny Isiraely, Izay efa nanome
teny any Davidy raiko, ary ny tànany
nanefany izany, f' efa nanao hoe Izy,
5 Hatramy ny andro nampivoahako ny
oloko tamy ny tany Ejipity, tsy nifidy
tanàna teo amy ny fireneny Isiraely rehetra
Aho, hanavan-trano, mba hitoerany ny
anarako eo; ary tsy nifidy lehilahy akory
hanapaky ny Isiraely oloko Aho.
6 F' Ieriosalema no no fidiko, mba
hitoerany ny anarako eo; ary Davidy no
no fidiko mba hanapaky ny Isiraely
oloko.
7 Ary Davidy raiko nikiasa tam-pony
hanao trano ho any ny anarany Iehôvah
Andriamanitry ny Isiraely:
8 Fa hoy Iehôvah taminy Davidy raiko,
Ny fikiasany ny fonao hanao trano ho any
ny anarako, dia tsara izany fikiasany ny
fonao izany;
9 Nefa tsy hianao no hanao ny trano; fa
ny zanakao izay hateraky ny kibonao, izy
no hanao ny trano ho any ny anarako.
10 Ary efa no tanterahiny Iehôvah ny
teniny, izay no lazainy, ary izaho nitsangana
handimby any Davidy raiko, ka nipetraka
teo ambony ny lapam-panjakany ny Isi-
raely, araky ny teny nomeny Iehôvah, dia
nanao ny trano ho any ny anarany Iehôvah
Andriamanitry ny Isiraely aho.
11 Dia nasiako teo ny fiara izay itoerany
ny fanekeny Iehôvah, izay nataony tamy
ny zanaky Isiraely.
12 Ary nijanona teo anoloany ny fivoadi-
any Iehôvah izy, teo anatrehany ny
fiangonany ny Isiraely rehetra, ka namela-
try ny tànany:
13 F' efa nanao kombarim-barahina i
Solomona, (dimy hakihio no halavany, ary
dimy hakihio no sakany, ary telo hakihio
no hahavony), ka nasiany teo afovoany ny
kianja, dia nijanona teo amboniny izy, ka
nandohalikia teo anatrehany ny fiangonany
ny Isiraely rehetra, dia namelatry ny
tànany ho amy ny lanitra,
14 Ary hoy izy, Ry Iehôvah ô, Andria-
manitry ny Isiraely, tsy misy Andriama-

nitra tahaka Anao, na amy ny lanitra, na
amy ny tany; Izay mitandrina fanekena
sy famindram-po amy ny mpanomponao,
izay mandeha eo anatrehanao amy ny fony
rehetra :
15 Izay nitandrina taminy Davidy raiko
mpanomponao ny teny nomenao azy; f'
efa niteny tamy ny vavanao Hianao, ka
nahatanteraka tamy ny tànanao, tahaky
ny amy ny andro any.
16 Ary ankehitriny, ry Iehôvah Andria-
manitry ny Isiraely, tanteraho aminy
Davidy raiko mpanomponao ilehy teny
nomenao azy, hoe, Tsy ho diso lehilahy
eo anatrehako hipetraka eo ambony ny
lapam-panjakany ny Isiraely hianao, raha
hitandriny ny làlan-kalehany kosa ny zana-
kao, handehanany araky ny lalàko, tahaky
ny :andehananao teo anatrehako.
17 Ary ankehitriny, ry Iehôvah Andria-
manitry ny Isiraely, aoka ho tanteraka ny
teninao, izay no lazainao taminy Davidy
mpanomponao.
18 Fa Andriamanitra dia honina eo amy
ny olona ety an-tany tokoa va? Indro, ny
lanitra, ary ny lanitry ny lanitra aza, tsy
omby hitoeranao; ka mainkia itoy trano
nataoko itoy!
19 Anefa jereo ny fivavaka sy ny fifonana
ataony ny mpanomponao, ry Iehôvah
Andriamanitro; dia henoy ny fitarainana
sy ny fivavaka, izay ataony ny mpanom-
ponao eo anatrehanao :
20 Mba hahiratra ny masonao andro
amin' alina aminy itoy trano itoy, dia amy
ny fitoerana izay nilazanao fa hasianao eo
ny anaranao; hihainoanao ny fivavaka izay
ataony ny mpanomponao manatriky io
fitoeran' io.
21 Ary henoy ny fifonana ataony ny
mpanomponao, sy ny olonao Isiraely, raha
hivavaka manatriky io fitoeran' io izareo :
dia mihainoa any an-danitra fonenanao
Hianao, eny, mihainoa, ka mamelà-heloka.
22 Raha misy olona manota amy ny
namany, ka misy mangataka fianianana
aminy hampianianana azy, ka tonga izy,
*ka* mianiana eo anatrehany ny fivoadianao
eo aminy itoy trano itoy :
23 Dia mihainoa any an-danitra Hianao,
ka atavy *araky ny fianianana*, ka mitsarà
ny mpanomponao, mamaly ny ratsi-fanahy,
ka mameriny ny *ratsy* nataony ho any
an-dohany hiany; ary manamariny ny
marina, ka manome azy araky ny faha-
marinany.
24 Ary raha resy eo anatrehany ny
fahavalo ny Isiraely olonao, satria nanota
taminao izareo, ary hiverina sy haneky ny
anaranao izareo, ka mivavaka sy mifona eo
anatrehanao eo aminy itoy trano itoy :
25 Dia mihainoa any an-danitra Hianao,
ka mamelà ny fahotany ny Isiraely olonao,
ary ento miverina ho any amy ny tany
izay nomenao azy sy ny razany izareo.
26 Raha mihiantona ny andro, ka tsy
misy ranonorana, satria nanota taminao
izareo : raha mivavaka manatriky io
fitoeran' io izareo, ka maneky ny anaranao,
*ary* miala amy ny fahotany raha ampaho-
rinao izareo :
27 Dia mihainoa any an-danitra Hianao,
ka mamelà ny fahotany ny mpanomponao
sy ny olonao Isiraely, hampianaranao azy
ny làlana tsara izay tokony halehany; dia
ampilatsaho ranonorana amy ny taninao,
izay nomenao ny olonao ho lovany.
28 Raha misy mosary eo amy ny tany,
sa raha misy aretin-dratsy, sa lazo, sa
bobongolo be, sa valala, sa sompanga, sa
fahavalo manao fahirano azy eo amy ny
taniny, dia eo anatiny ny vavahadiny, na
fahoriana, na aretina na inona na inona
manjo :
29 Dia izay fivavaka rehetra sy izay
fifonan-drehetra ataon' olona akory, sa ny
Isiraely olonao avokoa, raha samy hahalala
ny aretiny sy ny fahoriany avy izareo, ka
hamelatry ny tànany manatriky itoy trano
itoy :
30 Dia mihainoa any an-danitra fonena-
nao Hianao, ka mamelà-heloka, ka omeo
isan' olona araky ny alehan-drehetra, fa
fantatrao ny fony, (fa Hianao hiany no
mahalala ny fony ny zanak' olombelona ;)
31 Mba hatahorany Anao, handehanany
amy ny làlanao, amy ny andro rehetra
hiainany eo amy ny tany izay nomenao ny
razanay.
32 Ary ny amy ny vahiny koa, izay tsy
mba avy amy ny Isiraely olonao, fa han-
katy hiany avy amy ny tany lavitra noho
ny anaranao lehibe, sy ny tànanao mahery,
ary ny sandrinao ahinjitra; raha mankaty,
ka mivavaka manatriky io trano io
izareo :
33 Dia mihainoa any an-danitra fonena-
nao Hianao, ka atavy araky izay rehetra

iantsoany ny vahiny Anao, mba hahafantarany ny olon-drehetra ambony ny tany ny anaranao, ary mba hatahorany Anao araky ny ataony ny Isiraely olonao, ary mba hahafantarany fa antsoina amy ny anaranao itoy trano izay nataoko itoy.

34 Raha mivoaka ny olonao hiady amy ny fahavalony, na ho aiza na ho aiza no hampandehananao azy, ka mivavaka manatriky io tanàna io izay no fidinao izareo, dia *manatriky* ny trano izay nataoko ho any ny anaranao ;

35 Dia mihainoa, any an-danitra, ny fivavany sy ny fifonany Hianao, ka omeo ny rariny izareo.

36 Raha manota aminao izareo, (fa tsy misy olona tsy manota,) ka tezitra aminy Hianao, ka hatolotrao eo alohany ny fahavalo izareo, ka entiny ny mpamabo ho any amy ny tany *hafa*, na lavitra, na akeky, izareo ;

37 Nefa *raha* hahatsiaro eo amy ny tany izay nitondrana azy ho babo izareo, ka hibebaka sy hifona aminao eo amy ny taniny ny mpamabo azy, ka manao hoe, Efa nanota izahay, efa diso izahay, k' efa nanao ratsy,

38 Raha dia hiverina ho aminao izareo amy ny fony rehetra, ary amy ny fanahiny rehetra, eo amy ny taniny ny mpamabo azy, izay nitondrana azy ho babo, ka hivavaka manatriky ny taniny, izay nomenao ny razany, dia manatriky ny tanàna izay no fidinao, ary ny trano izay nataoko ho any ny anaranao :

39 Dia henoy, any an-danitra fonenanao, ny fivavany, sy ny fifonany, ka omeo ny rariny izareo, ary mamelà ny heloky ny olonao, izay nanotany taminao.

40 Ankehitriny, ry Andriamanitro, mangataka aminao aho, aoka ho jereny ny masonao ary ho henoiny ny sofinao ny fivavaka atao eo aminy itoy fitoeran' itoy.

41 Ary ankehitriny, mitsangàna, ry Iehôvah Andriamanitr' ô, ho amy ny fitsaharanao ; Hianao, sy ny fiarany ny herinao ; aoky hitafy famonjena ny mpisoronao, ry Iehôvah Andriamanitr' ô, ary aoky hifaly amy ny fahatsarana ny olo-masinao.

42 Ry Iehôvah Andriamanitr' ô, aza mampiala ny tavany ny voa hosotrao : tsarovy ny fiantràna any Davidy mpanomponao.

## TOKO VII.

Ary rehefa vita nivavaka i Solomona, dia latsaka ny afo avy tany an-danitra, ka nandany ny fanatitra hodorana sy ny fanalamboady ; ary nameno ny trano ny voninahitry Iehôvah.

2 Ary ny mpisorona tsy nahazo niditra tany an-tranony Iehôvah, satria nameno ny tranony Iehôvah ny voninahitry Iehôvah.

3 Ary nony hitany ny zanaky Isiraely rehetra ny filatsahany ny afo, ary ny voninahitry Iehôvah manarony ny trano, dia niankohoka tamy ny lampivato izareo, dia niondrikia, ary nivavaka sy nidera any Iehôvah, *ka nanao hoe*, Tsara Izy ; fa mandrakizay ny famindram-pony.

4 Ary ny mpanjaka sy ny olon-drehetra nanatitra fanalamboady teo anatrehany Iehôvah.

5 Ary Solomona mpanjaka nanala-voady omby roa arivo amby roa alina, ary ondry roa alina amby iray hetsy. K' izany no nanokanany ny mpanjaka sy ny olon-drehetra ny tranon' Andriamanitra.

6 Ary ny mpisorona nijanona *teo* araky ny raharahany ; ny zana-Devy koa, mitondra ny fanava-miosikia any Iehôvah, izay nataony Davidy mpanjaka hiderana any Iehôvah, satria mandrakizay ny famindram-pony, dia mihira ny fiderany Davidy *an' Andriamanitra ;* ary ny mpisorona nampaneno ny trompetra teo anoloany ny olona, dia nijanona ny Isiraely.

7 Dia nanamasiny ny afovoany ny toko-tany, izay manandrify ny tranony Iehôvah, i Solomona ; fa teo no nanaterany ny fanatitra hodorana, sy ny taviny ny fanatitra fisaorana ; fa tsy omby hitoerany ny fanatitra hodorana sy ny fanatitra ho hanina, ary ny taviny, ny fivoadiam-barahina izay nataony Solomona.

8 Ary nitandriny ny fanasana hafitoan' andro fahizay i Solomona, ary ny Isiraely rehetra nomba azy, dia fiangonan-dehibe, hatramy ny fidirana any Hamata, ka hatramy ny ony Ejipity.

9 Ary tamy ny andro fahavalo, dia nanao fiangona-masina izareo ; fa hafitoana no nitandremany ny fanokanany ny fivoadiana, ary hafitoana ny fanasana.

10 Ary raha omby amy ny fahatelo

amby roa-polo andro amy ny volana
fahafito, dia nampodiny *ny mpanjaka*
ny olona ho any an-dainy, dia faly sy
ravoravo ny fony ny olona, noho ny soa
izay nataony Iehôvah taminy Davidy,
sy taminy Solomona, ary tamy ny Isiraely
olony.
11 Ka dia vitany Solomona ny tranony
Iehôvah, sy ny tranony ny mpanjaka, ary
vita tsara ka lavorary avokoa izay efa
no heveriny Solomona hatao eo amy ny
tranony Iehôvah, sy eo amy ny tranony
*ny mpanjaka.*
12 Dia niseho Iehôvah taminy Solo-
mona nony alina, ka nanao taminy hoe,
Efa reko ny hatakao, ary efa no fidiko
ho Ahy io fitoeran' io ho trano fanalam-
boady.
13 Raha hahantoko ny lanitra, ka tsy
hisy ranonorana, sa raha hasaiko ny valala
handany ny vokatry ny tany, sa raha
hampitondraiko aretin-dratsy amy ny
oloko:
14 Raha dia hanetri-tena ny oloko izay
antsoina amy ny anarako, ka hivavaka,
sy hitady ny tavako, ary hiala amy ny
làlany ratsy, dia hihaino any an-danitra
Aho, ka hamela ny helony, ary hahasi-
trany ny taniny.
15 Ankehitriny hahiratra ny masoko,
ary ny sofiko hihaino ny fivavaka izay
atao eo aminy io fitoeran' io.
16 Ary ankehitriny efa no fidiko k' efa
natokako io trano io, efatoerany ny anarako
eo mandrakizay, ary ho eo mandrakariva
ny masoko sy ny foko.
17 Ary hianao, raha handeha eo anatre-
hako araky ny nandehanany Davidy
rainao hianao, hanavanao araky izay
rehetra nandidiako anao, sy hitandremanao
ny lalàko sy ny fitsarako:
18 Dia hampitoeriko ny lapany ny
fanjakanao araky izay nifanekeko taminy
Davidy rainao, hoe, Tsy ho diso lehilahy
ho mpanapaka eo amy ny Isiraely hianao.
19 Fa raha tàhiny hivily hianareo, ka
hahafoy ny lalàko sy ny didiko, izay
nataoko teo alohanareo, ary handeha ka
hanompo ireo andriamani-kafa, ka hivavaka
aminy hianareo;
20 Dia ho fongorako amy ny tany izay
nomeko azy izareo; ary io trano io izay
natokako hitoerany ny anarako, dia
hariako ho afaka eo anatrehako, ka
hataoko ho ohabolana sy ambentin-teny eo
amy ny firenen-drehetra izany.
21 Ary io trano io izay efa avo, dia ho
fahagagany ny olon-drehetra izay mandalo
eo, ka hataony hoe, Nahoana no nataony
Iehôvah izany taminy io tany io, sy taminy
io trano io?
22 Dia hatao hoe, Satria nahafoy any
Iehôvah Andriamanitry ny razany, Izay
nampivoaka azy tamy ny tany Ejipity,
izareo, ka niray taminy ireo andriamani-
-kafa, ary nivavaka taminy, ka nanompo
azy: izany no nitondrany *Iehôvah* izany
ratsy rehetr' izany taminy ireo olon'
ireo.

## TOKO VIII.

Ary rehefa afaka roa-polo taona izay
nanavany Solomona ny tranony Iehôvah
sy ny tranony *ny mpanjaka,*
2 Dia namboariny Solomona ny tanàna
izay nomeny Hiorama any Solomona, ka
namponeniny teo ny zanaky Isiraely.
3 Dia nankany Hamata-Zoba i Solomona,
ka nandresy azy.
4 Ary nanorina any Tadimora tany an-
-efitra izy, ambany ny tanàna fitehirizam-
-pananana rehetra izay nataony tany
Hamata.
5 Ary izy namboatra any Beti-horona
ambony, sy Beti-horona ambany, ho tanàna
mirova, mimanda, misy vavahady sy
hidy;
6 Ary Baalata, sy ny tanàna fitehirizam-
-pananana rehetra izay nananany Solomona,
ambany ny tanàna rehetra izay nitoerany
ny kalesy, sy ny tanàna nitoerany ny
mpitaingin-tsoavaly, ary izay trano rehetra
niriny Solomona hatao any Ieriosalema, sy
any Lebanôna, ary eo amy ny tany rehetra
izay nanjakany.
7 *Ary* ny olon-drehetra izay sisa avy
tamy ny Heta, sy ny Amôra, sy ny Pereza,
sy ny Heva, ary ny Iebiosa, izay tsy mba
olon-Isiraely,
8 Dia ny zanany sasany, izay sisa nitoetra
nandimby azy teo amy ny tany, izay tsy
mba naringiany ny Isiraely, ireo no
nampandoaviny Solomona hetra mandrak'
ankehitriny.
9 Fa ny zanaky Isiraely tsy mba nataony
Solomona ho andevo amy ny fanompoana
azy; fa lehilahy mpiady izareo, dia lohany

ny kapiteniny, sy mpifehy ny kalesiny, ary
ny mpitaingin-tsoavaliny,
10 Ary ireo no lohany ny mpandraharaha
izay nananany Solomona mpanjaka, dia
dimam-polo amby roan-jato lahy izay
nanapaky ny olona.
11 Ary ny zanaka-vaviny Farao dia
nentiny Solomona hiakatra hiala amy ny
tanànany Davidy, ho any an-trano izay
nataony *Solomona* ho azy; fa hoy izy,
Tsy hitoetra any an-tranony Davidy
mpanjaky ny Isiraely ny vadiko, fa masina
*ny fitoerana* izay nidirany ny fiarany
Iehôvah.
12 Ary Solomona, rehefa afak' izany, dia
nanatitra fanatitra hodorana ho any Iehô-
vah, teo ambony ny fivoadiany Iehôvah izay
nataony teo tandrifiny ny trano-fidirana,
13 Dia araky ny fanaony isan' andro,
hanaterany fanalamboady araky ny didiny
Mose, amy ny sabata, sy ny tsinambolana,
ary ny fanasana masina intelo isan-taona,
dia amy ny fanasany ny mofo tsi-masira-
sira sy amy ny fanasana manaraky ireo
herinandro, ary amy ny fanasany ny
trano-afindra,
14 Ary araky ny fandaharany Davidy
rainy no nanendreny ny fifandimbasany
ny mpisorona ho amy ny fanompoany,
sy ny zana-Devy hitandriny ny raharahany,
hidera sy hanompo eo anatrehany ny
mpisorona araky ny raharaha mety hatao
isan' andro, ary ny mpiambina hifandimby
eo amy ny isam-bavahady: f' izany no
nandidiany Davidy lehilahin' Andriama-
nitra.
15 Ary izareo tsy niala taminy izay
nandidiany ny mpanjaka ny mpisorona,
sy ny zana-Devy, ny amy ny raharaha
rehetra, sy ny amy ny rakitra.
16 Ary voa voatra ny asa rehetra na-
taony Solomona hatramy ny andro na-
norenany ny tranony Iehôvah, ka man-
dra-pahavitany; *ka dia* vita ny tranony
Iehôvah.
17 Ary Solomona, rehefa afak' izany,
dia nankany Ezion-gebera sy Elota teo
amoron-dranomasina eo amy ny tany
Edoma.
18 Ary Hiorama nampitondra ho azy
sambo maro nentiny ny mpanompony, ary
mpanompo mahay ranomasina, ary izareo
nandeha niaraka tamy ny mpanompo any
Solomona ho any Ofira, dia naka teo
hanja-bolamena dimam-polo amby efa-jato;
ka nentiny ho any aminy Solomona
mpanjaka.

## TOKO IX.

Ary rehefa nandre ny lazany Solomona ny
andriambavy any Seba, dia nankany Ierio-
salema hamantatry *ny sainy* Solomona amy
ny fanontanian-tsarotra maro, mitondra
olo-marobe, sy angamenavava izay nitondra
zava-manitra, sy volamena betsaka, ary
vato soa: ary raha tonga teo aminy Solo-
mona izy, dia niresaka taminy, izay zavatra
rehetra teo am-pony, izy.
2 Dia nanambara azy ny zavatra nanon-
taniany rehetra i Solomona, ka tsy nisy
zavatra niafina taminy Solomona, *na* izay
tsy mba nambarany azy.
3 Ary nony hitany ny andriambavy any
Seba ny fahendreny Solomona, sy ny trano
izay nataony,
4 Ary ny fihinana eo amy ny latabatrany,
sy ny fipetrahany ny mpanompony, sy ny
fitandremany ny andriam-baventiny, sy ny
fitafiany, ary ny mpampisotro *ny mpanjaka*,
sy ny fitafiany; ary ny fiakarana izay
niakarany ho any an-tranony Iehôvah; dia
talanjon' indrindra izy.
5 Ary hoy izy tamy ny mpanjaka, Marina
ny filazany ny asanao, sy ny fahendrenao
izay efa reko teo amy ny taniko:
6 Kanefa tsy nino ny teniny *ny olona* aho,
dieny tsy mbola tonga tety aho, ka hitany
ny masoko hiany: ary, indro, tsy voa laza
tamiko ny an-tsasaky ny habeny ny fahen-
drenao: hianao mihoatra noho ny laza izay
efa reko.
7 Finaritra ny olonao, ary finaritra ireo
mpanomponao ireo, izay mijanona eto ana-
trehanao mandrakariva, ka mandre ny
fahendrenao.
8 Hisaorana anie Iehôvah Andriamani-
trao, Izay nankasitraka anao, ka nanangana
anao hipetraka eo ambony ny lapany, ho
mpanjaka ho any Iehôvah Andriamanitrao;
fa Andriamanitrao tia ny Isiraely, hampi-
toetra azy mandrakizay, k' izany no nanen-
dreny anao ho mpanjaka aminy, hanao
fitsarana sy fahamarinana.
9 Dia nanome hanja-bolamena roa-polo
amby zato ho any ny mpanjaka izy, ary
zava-manitra be indrindra, sy vato soa:
ary tsy nisy zava-manitra intsony tahaky

izay nomeny ny andriambavy any Seba ho
any Solomona mpanjaka.
10 Ary ny mpanompony Hiorama koa,
sy ny mpanompo any Solomona, izay naka
volamena tany Ofira, dia nitondra hazo
aligioma sy vato soa.
11 Ary ny mpanjaka nanao ambaratonga
hazo aligioma hiakarana ho any an-trano-
ny Iehôvah, sy ho any an-tranony ny
mpanjaka, ary lokanga, sy valiha ho any
ny mpihira: ary tsy mbola nisy hita toy
izany teo aloha teo amy ny tany Ioda.
12 Ary Solomona mpanjaka nanome ilehy
andriambavy any Seba izay rehetra niriny,
na inona na inona n̈angatahiny, afa tsy
izay nentiny ho any ny mpanjaka. Dia
n̈iverina izy, ka nankany amy ny taniny,
izy ambany ny mpanompony.
13 Ary ny lanjany ny volamena izay
nentina ho any Solomona isan-taona, dia
hanja-bolamena enin' amby enim-polo amby
enin-jato;
14 Afa tsy izay nentiny ny mpivarotra sy
ny mpandranto. Ary ny mpanjaka rehetra
amy ny Arabo, sy ny mpanapaky ny tany,
nitondra volamena sy volafotsy ho any
Solomona.
15 Dia nanao ampingia lehibe volamena
voa tefy roan-jato i Solomona mpanjaka:
sekely volamena enin-jato no lanjany ny
ampingia iray.
16 Ary nanao ampingia kely volamena
voa tefy telon-jato izy; sekely volamena
telon-jato no lanjany ny ampingia iray.
Ary nasiany ny mpanjaka tany an-trano
an-ala Lebanôna izy rehetra.
17 Ary ny mpanjaka dia nanao lapa
ivory lehibe, ka nataony ankosotra vola-
mena madio izany.
18 Ary nisy ambaratonga enina tamy ny
lapa, ary fandiavan-tongotra volamena,
izay narekitra tamy ny lapa, ary nisy
fanohanana teo anilany roa amy ny fipetra-
hana, ary nisy sarin-diona roa nijanona teo
anilany ny fanohanana.
19 Ary nisy sarin-diona roa amby ny folo
nijanona teo ambony ny ambaratonga
enina, dia *enina* tany an-dany ety, ary
*enina* tany an-dany ery. Tsy nisy natao
tahaky izany teo amy ny fanjakan-dre-
hetra.
20 Ary ny kapoaka fisotroany Solomona
mpanjaka, volamena izy rehetra, ary
volamena tsara ny fanaka rehetra tany
an-trano an-ala Lebanôna: tsy nisy vola-
fotsy na kely akory: *fa* natao toy ny
tsinontsinona izany tamy ny androny
Solomona.
21 Fa ny mpanjaka nanan-tsambo man-
deha hankany Tarisisa, entiny ny mpa-
nompo any Hiorama: indrai-mandeha
isan-telo taona no nahatongavany ny
sambo Tarisisa, mitondra volamena, sy
volafotsy, ivory, sy varikia, ary vorombola.
22 Ka dia nitombo harena sy fahendrena
i Solomona mpanjaka, mihoatra noho ny
mpanjaka rehetra amy ny tany.
23 Ary ny mpanjaka rehetra amy ny
tany nitady ny tavany Solomona, mba
hihaino ny fahendreny, izay nasian' An-
driamanitra teo am-pony.
24 Ary samy nitondra ny zavatr' omeny
avy izy rehetra isan-taona isan-taona, dia
fanaka volafotsy sy fanaka volamena, sy
fitafiana, *sy* fiadiana, sy zava-manitra, *sy*
soavaly, ary sarin-tsoavaly:
25 Ary nanam-pitoeran-tsoavaly efatr'
arivo i Solomona, ary kalesy maro, ary
mpitaingin-tsoavaly roa arivo amby iray
alin-dahy, izay nampitoeriny teo aminy ireo
tanàna voa tendry hitoerany ny kalesy,
ary *ny sasany* teo amy ny mpanjaka tany
Ieriosalema.
26 Ary izy nanapaky ny mpanjaka
rehetra, hatramy ny ony, ka hatramy ny
taniny ny Filisitia, ary hatramy ny fari-
-tany Ejipity.
27 Ary nanisy volafotsy *be* toy ny vato
tany Ieriosalema ny mpanjaka, ary hazo
sedera toy ny aviavy izay marobe eo amy
ny tany lemaka.
28 Ary nisy olona nitondra soavaly ho
any Solomona, avy tany Ejipity, ary avy
tamy ny tany rehetra.
29 Ary ny asany Solomona sisa, ny
voalohany sy ny farany, tsy voa soratra eo
amy ny bokiny Natana mpaminany va, ary
eo amy ny faminaniany Ahia olon-TSilo,
ary eo amy ny tsindrimandriny Ido mpi-
zaha izay nitenenany any Ieroboama zanaky
Nebata?
30 Ary nanjaka tamy ny Isiraely rehe-
tra efa-polo taona tany Ieriosalema i
Solomona.
31 Ary Solomona nodi-mandry tamy ny
razany, ka nalevina teo an-tanànany
Davidy rainy izy, ary Rehoboama zanany
nanjaka nandimby azy.

## TOKO X.

Ary Rehoboama nankany Sekema: f' efa
lasa nankany Sekema ny Isiraely rehetra,
mba hampanjaka azy.
2 Ary raha nandre izany Ieroboama
zanaky Nebata, (ary tany Ejipity izy, f' efa
nandositra any Solomona mpanjaka, mba
hitoetra any *Ejipity*, izy) dia niverina avy
tany Ejipity Ieroboama.
3 Ary naniraka ka niantso azy ny olona.
Dia tonga Ieroboama ambany ny Isiraely
rehetra, dia niteny tamin-DRehoboama, ka
nanao hoe,
4 Efa nampahavesatry ny fitondrana anay
ny rainao: ary ankehitriny, atavy mora-
mora kokoa ny fanompoana mafy natao
tamin-drainao, sy ny fitondrana mavesatra
izay nampitondrainy anay, dia hanompo
anao izahay.
5 Ary hoy izy taminy, Mankanesa aty
indray, rehefa afaka hateloana. Dia lasa
ny olona.
6 Ary Rehoboama mpanjaka nila saina
tamy ny olona anti-panahy, izay nitoetra
teo anatrehany Solomona rainy, raha mbo-
la velona izy, ka hoy izy, Ahoana no
hevitra ataonareo hamaliako ireo olon'
ireo?
7 Dia niteny taminy izareo, ka nanao hoe,
Raha mora aminy ireo olon' ireo hianao, ka
mankasitraka azy, ary manao teny soa
aminy, dia ho mpanomponao mandrakizay
izareo.
8 F' izy nanary ny saina nomeny ny
olona anti-panahy azy, dia nila saina tamy
ny tanora-fanahy izay indrai-nihira taminy,
dia izay nitoetra teo anatrehany hiany.
9 Ary hoy izy taminy, Ahoana no hevitra
ataonareo hamaliantsikia ireo olon' ireo,
izay niteny tamiko, ka nanao hoe, Hamoray
kely ny fitondrana, izay nampitondrainy
ny rainao anay?
10 Ary ny olona tanora-fanahy izay
indrai-nihira taminy, dia niteny taminy, ka
nanao hoe; Izany no havalinao izay olona
niteny taminao, ka nanao hoe, Efa nampa-
havesatry ny fitondrana anay ny rainao;
fa hianao, atavinao moramora kokoa ny
fanompoanay: dia izany no havalinao azy,
Ny ankikeliko ho lehibebe kokoa noho ny
vaniany ny raiko.
11 Ary ankehitriny, *raha* nampahavesa-
try ny fitondrana anareo ny raiko, dia
hanampy amy ny fitondrana anareo izaho
kosa: kotopia no nikiapohany ny raiko
anareo, f' izaho kosa, dia mambambohitra
no hikiapohako anareo.
12 Dia nankany amin-DRehoboama Ie-
roboama sy ny olon-drehetra, tamy ny
andro fahatelo, araky ny teniny ny mpan-
jaka, hoe, Mankanesa aty amiko indray,
rah'afaka hateloana.
13 Dia nanao teny mafy tamy ny olona
ny mpanjaka; ka nariany Rehoboama
mpanjaka ny saina izay nomeny ny olona
anti-panahy azy,
14 Dia niteny tamy ny olona araky ny
saina nomeny ny zatovo, ka nanao hoe,
Ny raiko efa nampahavesatry ny fitondrana
anareo, f' izaho kosa dia hanampy izany:
kotopia no nikiapohany ny raiko anareo, f'
izaho kosa, dia mambambohitra no hikia-
pohako anareo.
15 Ka dia tsy nihaino ny olona ny mpan-
jaka; fa avy tamin' Andriamanitra izany
zavatr' izany, hahatanterahany Iehôvah ny
teniny, izay nampilazainy any Ahia olon-
-TSilo taminy Ieroboama zanaky Nebata.
16 Ary rehefa hitany ny Isiraely rehetra
fa tsy nihaino azy ny mpanjaka, dia
namaly ny mpanjaka ny olona, ka nanao
hoe, Inona no anjaranay aminy Davidy?
ary tsy *manan*-dova eo amy ny zanaky
Iese *izahay: miverena* ho any an-dainareo,
ry olon-Isiraely ô; ankehitriny, jereo ny
tranonao, ry Davidy. Dia lasa ny Isiraely
rehetra, samy hankany an-dainy avy.
17 Fa ny amy ny zanaky Isiraely izay
nonina teo aminy ireo tanàna any Ioda, i
Rehoboama no nanjaka taminy ireny.
18 Dia naniraka any Hadorama mpitan-
driny ny hetra i Rehoboama mpanjaka;
ary ny zanaky Isiraely nitora-bato azy, ka
maty izy. F' i Rehoboama mpanjaka
niditra faingiana tamy ny fiarakodiany,
mba handositra ho any Ieriosalema.
19 Ka dia niodina ny Isiraely tamy ny
mpianakaviny Davidy mandrak' andro any.

## TOKO XI.

Ary rehefa tonga tany Ieriosalema i Re-
hoboama, dia nampiangony ny fireneny
Ioda sy Beniamina izy, dia olom-pinantina
valo alina amby iray hetsy, olo-mpiady,

hiady amy ny Isiraely, mba hampodiany ny fanjakana ho any Rehoboama indray.
2 Fa ny teniny Iehôvah nankeo aminy Semaia lehilahin' Andriamanitra, ka nanao hoe,
3 Lazao amin-DRehoboama zanaky Solomona, mpanjaka any Ioda, ary amy ny Isiraely rehetra any Ioda sy Beniamina, ka atavy hoe,
4 Izany no lazainy Iehôvah, Aza miakatra na miady amy ny rahalahinareo hianareo: samia mody any an-tranony avy: fa avy amiko izany zavatr' izany. Dia nihaino ny teniny Iehôvah izareo, dia niverina, ka tsy nandeha hiady aminy Ieroboama.
5 Dia nitoetra tany Ieriosalema i Rehoboama, ka nanao tanàna fiarovana tany Ioda.
6 Dia nahatanàna any Beti-lehema, sy Etama, sy Tekoa,
7 Sy Beti-ziora, sy Soko, sy Adiolama,
8 Sy Gata, sy Maresa, sy Zifa,
9 Sy Adoraima, sy Lakisa, sy Azeka,
10 Sy Zora, sy Aialôna, ary Hebirôna, izay any Ioda, sy any Beniamina, ho tanàna mirova.
11 Ary nanamafy ireo tanàna fiarovana izy, ka nanendry mpifehy hitoetra eo, ary trano fitehirizan-kanina, sy solikia, ary divay.
12 Ary teo amy ny vohitra rehetra nasiany ampingia aman-defona, ka nataony mafy indrindra izy rehetra; ary ny Ioda sy ny Beniamina no nomba azy.
13 Ary ny mpisorona sy ny zana-Devy izay teo amy *ny tany* Isiraely rehetra, niangona hankeo aminy, avy tamy ny fari-taniny rehetra.
14 Fa ny zana-Devy nandao ny zana-bohiny rehetra, sy ny fananany, ka nankany Ioda sy Ieriosalema: f' Ieroboama ambany ny zanany nanesotra azy tsy ho mpisorona intsony ho any Iehôvah.
15 Ary izy nanendry mpisorona ho amy ny fitoeran' avo, sy ho any ny demonia, ary ho any ny zanak' omby izay nataony.
16 Ary nisy nanaraka azy, avy tamy ny fireneny Isiraely rehetra, izay nanam-po hitady any Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely, ka nankany Ieriosalema hanala-voady ho any Iehôvah Andriamanitry ny razany.
17 Dia nampahery ny fanjakany Ioda izareo, ka nampahery an-DRehoboama zanaky Solomona, telo taona: fa telo taona monja no nandehanany ireo tamy ny làlany Davidy sy Solomona.
18 Ary Rehoboama nampakatra any Mahalata, zanaka-vaviny Ierimôta zanaky Davidy, ho vadiny, *sy* Abihaila zanaka-vaviny Eliaba zanaky Iese;
19 Izay niteraka zanaka-lahy ho azy; Ieiosa, sy Semaria, ary Zahama.
20 Ary nanarakaraka azy, dia nampakatra any Maaka, zanaka-vaviny Abisaloma, izy; izay nitera-jaza ho azy, i Abia, sy Atay, sy Ziza, ary Selomita.
21 Ary Maaka zanaka-vaviny Abisaloma no tiany Rehoboama mihoatra noho ny vadiny sy ny tokantranomasony rehetra: (fa nanam-bady roa amby ny folo, sy tokantranomaso enim-polo, izy: ary niteraka lahy valo amby roa-polo sy vavy enim-polo izy.)
22 Ary Abia zanaky Maaka no nataon-DRehoboama ho lohany, ho mpanapaka eo amy ny rahalahiny: f' izy *no kasainy* hatao ho mpanjaka.
23 Ary nihiendry izy, ka nampiely ny zanany rehetra ho amy ny tany Ioda sy Beniamina rehetra, ho any amy ny tanàna mirova rehetra: ary nanome azy hanina betsaka izy: ary nangataka vady maro *ho azy* izy.

## TOKO XII.

Ary rehefa nampitoerina ny fanjakany Rehoboama, k' efa nampaheri-tena izy, dia nahafoy ny lalàny Iehôvah izy, ambany ny Isiraely rehetra.
2 Ary tamy ny fahadimy taonany Rehoboama mpanjaka, dia niakatra i Sisaka mpanjaka any Ejipity, hiady aminy Ieriosalema, (satria nanota taminy Iehôvah izareo,)
3 Ka nitondra kalesy roan-jato amby arivo, ambany mpitaingin-tsoavaly enin' alina: ary olona tsi-hita-isa nomba azy avy tany Ejipity; olon-Dioba sy olon-TSioka, ary olon-Etiopia.
4 Ary nahafaky ny tanàna mirova izay any Ioda izy, dia nankany Ieriosalema.
5 Ary Semaia mpaminany dia nankany amin-DRehoboama, sy ny andriandahiny ny Ioda, izay niangona ho any Ieriosalema, noho i Sisaka, ka hoy izy taminy, Izany no lazainy Iehôvah, Hianareo efa nahafoy

Ahy, ary Izaho kosa dia nahafoy anareo, ka natolotro tany an-tànany Sisaka hianareo.
6 Dia nanetri-tena ny andriandahiny ny Isiraely, sy ny mpanjaka, ka hoy izareo, Marina Iehôvah.
7 Ary raha hitany Iehôvah fa nanetri--tena izareo, dia nankeo aminy Semaia ny teniny Iehôvah, ka nanao hoe, Efa nanetri--tena izareo; tsy mba handringiana azy Aho, fa hamonjivonjy azy hiany; ka tsy mba halatsako aminy Ieriosalema amy ny tànany Sisaka ny fahatezerako.
8 Kanefa ho mpanompony izareo; mba hahafantarany ny fanompoana Ahy, sy ny fanompoany ny fanjakany ny tany.
9 Dia niakatra i Sisaka, mpanjaka any Ejipity, hiady aminy Ieriosalema, dia naka ny rakitra teo an-tranony Iehôvah, sy ny rakitra teo an-tranony ny mpanjaka, izy, ka lasany avokoa izy rehetra: ary lasany koa ireo ampingia volamena izay efa nataony Solomona.
10 Ary Rehoboama mpanjaka nanao ampingia varahina ho solony ireny, ka natolony tany an-tànany ny mpifehy ny mpiambina, izay niambiny ny varavarany ny tranony ny mpanjaka.
11 Ary na oviana na oviana nidirany ny mpanjaka tany an-tranony Iehôvah, dia nankeo ny mpiambina, ka naka ireny, dia nampodiny ho any an-tranony ny mpiambina indray.
12 Ary raha nanetri-tena *i Rehoboama*, dia afaka ny fahatezerany Iehôvah taminy, ka tsy mba naringiany avokoa izy; fa mbola nisy zavatra tsara tany Ioda;
13 Ary Rehoboama mpanjaka dia nampaheri-tena tany Ieriosalema, ka nanjaka: f' efa iraik' amby efa-polo taona i Rehoboama raha vao nanjaka, ary nanjaka fito amby ny folo taona tany Ieriosalema izy, tanàna izay no fidiny Iehôvah tamy ny fireneny Isiraely rehetra, hampitoerany ny anarany eo. Ary Naama, vehivavy Amona, no anaran-dreniny.
14 Ary nanao ratsy izy, satria tsy nampitoetry ny fony hitady any Iehôvah izy.
15 Ary ny asan-DRehoboama, dia ny voalohany sy ny farany, tsy voa soratra eo amy ny bokiny Semaia mpaminany eo amy ny bokiny ny firazanana nataony Ido mpizaha va? Ary niady mandrakariva i Rehoboama sy Ieroboama.
16 Ary Rehoboama nodi-mandry tamy ny razany, ka nalevina teo an-tanànany Davidy: ary Abia zanany nanjaka nandimby azy.

## TOKO XIII.

TAMY ny fahavalo amby ny folo taonany Ieroboama mpanjaka, dia vao nanjaka i Abia tamy ny Ioda.
2 Telo taona no nanjakany tany Ieriosalema. Ary Mikia zanaka-vaviny Ioriela avy tany Gibea no anaran-dreniny. Ary niady Abia sy Ieroboama.
3 Ary Abia nandahatry ny ady, mitondra miaramila mahery miady, dia olona voa fantina efatra hetsy: f' Ieroboama kosa nandahatry ny ady hamely azy, mitondra olona voa fantina valo hetsy, sady olo--mahery no matanjaka.
4 Dia nitsangana i Abia tany an-tampony ny tendrombohitra Zemaraima izay teo an-tendrombohitra Efiraima, ka nanao hoe, Mihainoa ahy, hianao Ieroboama ambany ny Isiraely rehetra;
5 Tsy tokony hahalala va hianareo, f' efa nomeny Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely ny fanjakany ny Isiraely ho any Davidy mandrakizay, dia ho azy sy ny zanany amy ny fanekena fanasina?
6 Kanefa Ieroboama zanaky Nebata, mpanompo any Solomona, zanaky Davidy, nitsangana, ka niodina tamy ny tompony.
7 Ary nisy olom-poana, zanaky Belialy, niangona ho any aminy, ka nampaheri-tena hanohitra any Rehoboama zanaky Solomona, raha mbola zatovo hiany Rehoboama, sady malemi-fanahy, no tsy mahatohitra azy.
8 Ary ankehitriny, hianareo mihievitra fa mahatohitry ny fanjakany Iehôvah, izay eo an-tànany ny zanaky Davidy, hianareo; ary marobe hianareo, ary momba anareo ireo zanak' omby volamena izay nataony Ieroboama ho andriamanitrareo.
9 Tsy nandroaky ny mpisorony Iehôvah, dia ny zanaky Arona, sy ny zana-Devy, va hianareo, ka nanao mpisorona ho anareo araky ny fanaony ny firenena maro eo amy ny tany sasany? ka na zovy na zovy no mandeha hanokan-tena mitondra ombelahy iray, sy ondri-lahy fito, dia *hatao* mpisorona ho any ireny tsi-andriamanitra.

10 F' izahay kosa, Iehôvah no Andria-
manitray, ary tsy nahafoy Azy izahay;
ary zanaky Arona ny mpisorona izay
manompo any Iehôvah, ary ny zana-Devy
no manao ny raharahany:
11 Ary mandoro fanalamboadysy zava-ma-
netona ho any Iehôvah izareo, i sa-maraina
sy isan-kariva: ny mofo ascho koa alahany
eo ambony ny latabatra masina; ary ny
fitoeran-jiro volamena ambany ny fanilony,
hampirehetana isan-kariva: f' izahay mi-
tandriny ny raharahany Iehôvah Andria-
manitray; fa hianareo kosa efa nahafoy
Azy.
12 Ary, indro, Andriamanitra no momba
anay, ho mpifehy anay, ary ny mpisorony
mampaneno ny trompetra maneno, hiantso
hanohitra anareo. Ry zanaky Isiraely,
aza miady aminy Iehôvah Andriamanitry
ny razanareo; fa tsy mba hambinina
hianareo.
13 F' Ieroboama nanisy mpanotrikia
manodidina azy eo ivohony: ka nisy
*fahavalo* manatriky ny Ioda, ary ny mpano-
trikia teo ivohony.
14 Ary nony nihierikia ny Ioda, indro,
nanodidina azy ny ady teo alohany sy teo
ivohony: dia nitaraina taminy Iehôvah
izareo, ary ny mpisorona nampaneno ny
trompetra.
15 Dia niantsoantso ny lehilahy Ioda:
ary raha niantsoantso ny lehilahy Ioda,
dia no resen' Andriamanitra Ieroboama
ambany ny Isiraely rehetra teo alohany
Abia sy ny Ioda.
16 Ary ny zanaky Isiraely nandositra teo
alohany ny Ioda: ary Andriamanitra
nanolotra azy ho any an-tànany.
17 Dia nahafaty olo-marobe i Abia
ambany ny olony: ary olom-pinantina
dimy hetsy lavo, ka maty teo amy ny
Isiraely.
18 Ka dia resy ny zanaky Isiraely fahi-
zay, ary nahery ny zanaky Ioda, satria
natoky any Iehôvah Andriamanitry ny
razany izareo.
19 Dia nanenjìkia any Ieroboama i Abia,
ka nahafaky ny tanànany sasany, i Betela
ambany ny zana-bohitra teo, sy Iesana
ambany ny zana-bohitra teo, ary Efiraina
ambany ny zana-bohitra teo.
20 Ary tsy nanan-kery intsony Ieroboama
tamy ny androny Abia: ary Iehôvah
namely azy, ka dia maty izy.
21 F' i Abia kosa nihiahery, dia nanam-
-bady efatr' amby ny folo, ka niteraka ro'
amby roa-polo lahy sy enin' amby ny folo
vavy.
22 Ary ny asany Abia sisa, ambany ny
làlana nalehany, sy ny teniny, voa soratra
eo amy ny bokiny Ido mpaminany.

## TOKO XIV.

Ary Abia nodi-mandry tamy ny razany,
ka nalevina teo an-tanànany Davidy: ary
Asa zanany nanjaka nandimby azy. Dia
nandry ny tany folo taona tamy ny
androny.
2 Ary Asa nanao izay tsara sy marina
teo imasony Iehôvah Andriamaniny:
3 F' izy nanesotry ny fivoadiany ireny
andriamani-tsi-izy, sy ireny fitoeran' avo,
ka namaky ireny endri-javatra, dia nan-
drava ireny endrik' Asitoreta:
4 Ary izy nandidy ny Ioda hitady any
Iehôvah Andriamanitry ny razany, ary
hankato ny lalàna sy ny didy.
5 Ary izy nanesotry ireny fitoeran' avo,
ambany ireny endri-masoandro, tamy ny
tanàna rehetra any Ioda: dia nandry ny
fanjakana teo anatrehany.
6 Ary nanao tanàna mirova tany Ioda
izy: f' efa nandry fahizay ny tany, ka tsy
mba nisy ady taminy ireny taona ireny; f'
Iehôvah no nampiadana azy.
7 Ary hoy izy tamy ny Ioda, Andeha
isikia hanao ireo tanàna ireo, ka hasiantsi-
kia mànda manodidina, sy trano fiarovana,
vavahady, sy hidy, raha mbola eo alohan-
tsikia ny tany; satria efa nitady any
Iehôvah Andriamanitsikia isikia; efa
nitady Azy isikia, ary Izy nampiadana
antsikia manodidina. Dia nanao tanàna
izareo, ka nambinina.
8 Ary Asa nanana miaramila izay nitana
ampingia lehibe aman-defona, telo hetsy
lahy avy tamy ny Ioda; ary valo alina
amby roa hetsy lahy avy tamy ny Benia-
mina, izay nitana ampingia kely, ary
nikiendry tsipìkia: olo-mahery no matan-
jaka ireo rehetr' ireo.
9 Ary Zera olon-Etiopia nivoaka hiady
aminy, mitondra miaramila tapitrisa, sy
kalesy telon-jato; dia nankany Maresa
izy.
10 Ary Asa kosa nivoaka hamely azy, ary

samy nandahatry ny ady teo amy ny tany lemaka Zefata akekiny Maresa izareo.
11 Ary Asa dia nitaraina taminy Iehôvah Andriamaniny, ka nanao hoe, Ry Iehôvah ô, Hianao hiany no mahavonjy olona, ka tsy misy hafa, na marobe, na izay tsy manan-kery: vonjeo izahay, ry Iehôvah Andriamanitray ô, fa Hianao no iankinanay, ary ny anaranao andehananay hiady aminy ireo olo-marobe ireo. Ry Iehôvah ô. Hianao no Andriamanitray; aoky tsy hisy olona hahery hanohitra Anao.
12 Dia no reseny Iehôvah ny olon-Etiopia teo alohany Asa, sy teo alohany ny Ioda; ka dia nandositra ny olon-Etiopia.
13 Ary Asa ambany ny olona izay nomba azy, dia nanenjikia azy hatrany Gerara: ka dia lavo ny olon-Etiopia, ka tsy nisy niangana intsony; fa naringiany teo alohany Iehôvah, sy teo alohany ny miaramilany, izareo; dia nitondra babo betsaka indrindra *ny Isiraely.*
14 Dia namely ny tanàna rehetra manodidina any Gerara izareo; fa ny tahotra any Iehôvah latsaka taminy ireny: dia namabo ny tanàna rehetra izareo; fa be indrindra ny babo teo.
15 Dia namely ny fisokony ny biby koa izareo, ka namabo ondry sy angamenavava marobe, dia niverina ho any Ieriosalema izareo.

## TOKO XV.

Ary ny Fanahin' Andriamanitra latsaka taminy Azaria zanaky Odeda:
2 Dia nivoaka hitsena any Asa izy, ka nanao taminy hoe, Mihainoa ahy hianareo, ry Asa, sy olon-Ioda, ary olom-Beniamina rehetra; Iehôvah momba anareo, raha homba Azy hianareo; ary raha mitady Azy hianareo, dia hahita Azy hianareo; fa raha mahafoy Azy hianareo, dia hahafoy anareo kosa Izy.
3 Ary efa ela no tsy nananany ny Isiraely an' Andriamanitra marina, na mpisorona mampianatra, na lalàna.
4 Fa raha niverina ho aminy Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely izareo, raha ory izareo, ka nitady Azy, dia nahita Azy izareo.
5 Ary tsy nisy niadana fahizay, izay nivoaka, na izay niditra, fa fahoriana be nanjo ny mponina rehetra teo amy ny tany maro.
6 Ary ny firenena nandringiany ny firenena, ary ny tanàna *nandringiany* ny tanàna: fa Andriamanitra nampahory azy tamy ny fahorian-drehetra.
7 Fa hianareo mahereza, ary aza mba ho osa ny tànanareo: fa ho valian-tsoa ny ataonareo.
8 Ary rehefa reny Asa izany teny izany sy ny faminaniany Odeda mpaminany, dia natoky izy, ka nanesotry ireny sampy vetaveta tamy ny tany Ioda sy Beniamina rehetra, ary tamy ny tanàna izay efa azony teny an-tendrombohitra Efiraima, dia nanavao ny fivoadiany Iehôvah, izay teo tandrifiny ny trano-fidirana any Iehôvah.
9 Ary izy nampiangony ny Ioda sy ny Beniamina rehetra, ambany ny vahiny izay nitoetra teo aminy avy tany Efiraima, sy Manase, ary Simeona; fa olo-marobe avy tamy ny Isiraely latsaka homba azy, raha nahita fa momba azy Iehôvah Andriamaniny.
10 Dia niangona tany Ieriosalema izareo tamy ny volana fahatelo, tamy ny fahadimy amby ny folo taonany ny nanjakany Asa.
11 Ary nanala-voady ho any Iehôvah androtrizay izareo, ka nanatitra fanatitra avy tamy ny babo, omby fiton-jato, sy ondry fito arivo.
12 Ary izareo nifanekv hitady any Iehôvah Andriamanitry ny razany amy ny fony rehetra sy ny fanahiny rehetra;
13 Ka hatao maty na iza na iza tsy hety hitady any Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely, na kely, na lehibe, na lahy, na vavy.
14 Dia nianiana taminy Iehôvah izareo, tamy ny feo mahery, sy tamy ny fanenoana mafy, dia tamy ny anjomara sy ny trompetra.
15 Ary faly ny Ioda rehetra, noho ny fianiana, f' efa nianiana tamy ny safidiny rehetra, ary nitady Azy tamy ny sitrapony rehetra, izareo; dia nahita Azy izareo: ary Iehôvah nampandry azy fahiza manodidina.
16 Ary Maaka reniny Asa mpanjaka aza naongana tsy ho andriambavy, satria nanao endri-javatra ho sampy izy: ary Asa nandrava ny sampiny, dia no torotoroiny ka nodorany teo anilany ny renirano Kidrôna.

17 Fa ny fitoeran' avo tsy mba nesorina
tamy ny Isiraely: kanefa marina ny fony
Asa tamy ny andronу rehetra.
18 Ary izy nampitondra ny zavatra izay
efa natokan-drainy, ambany izay natokany
izy tena, ho any an-tranon' Andriamanitra,
dia volafotsy, sy volamena, ary fanaka
samihafa.
19 Ary tsy nisy ady intsony, hatramy ny
dimy amby telo-polo taonany ny nanjakany
Asa.

## TOKO XVI.

Tamy ny fahenina amby telo-polo taona-
ny ny nanjakany Asa, dia niakatra i Basa
mpanjaka any Isiraely, hiady amy ny Ioda,
ary nahatanàna any Rama, mba tsy hisy
havelany hivoaka na hiditra ho any aminy
Asa mpanjaka any Ioda.
2 Ary Asa dia namoaka volafotsy, sy
volamena, tamy ny rakitra teo an-tranony
Iehôvah sy teo an-tranony ny mpanjaka,
dia nanirak' olona ho any aminy Beni-
-hadada mpanjaka any Siria, izay nonina
tany Damaseko, ka nanao hoe,
3 Misy fanekena amiko sy hianao, tahaky
ny tamy ny raiko sy ny rainao: indro, efa
nampitondra volafotsy, sy volamena, ho
anao aho: andeha, tsoahy ny fanekenao
aminy Basa, mpanjaka any Isiraely, mba
hialany amiko.
4 Dia nihaino any Asa mpanjaka i Beni-
-hadada, ka naniraky ny mpifehy ny
miaramilany, hiady aminy ireo tanàna any
Isiraely; dia namely any Ijona, sy Dana,
sy Abela-maima, izareo, ary ny tanàna
firaketan-drehetra any Nafitaly.
5 Ary rehefa reny Basa izany, dia nitsa-
hatra nahatanàna any Rama izy, ka nam-
pitsahatry ny asany.
6 Ary Asa mpanjaka dia naka ny Ioda
rehetra; ary izareo nitondra ny vato sy ny
hazo izay tany Rama, izay nanavany Basa
trano; ka nentiny hanamboarana any Geba,
sy Mizipa.
7 Ary Hanany mpizaha nankany aminy
Asa mpanjaka any Ioda fahizay, ka nanao
taminy hoe, Satria niankina tamy ny mpan-
jaka any Siria hianao, ka tsy niankina
taminy Iehôvah Andriamanitrao hianao,
dia handositra ho afaka amy ny tànanao ny
tamiaramilany ny mpanjaka any Siria.
nameTy x. marobe va ny miaramila Etiopia
sy Lioba, izay nitondra kalesy sy mpi-
taingin-tsoavaly maro? anefa, satria nian-
kina taminy Iehôvah hianao, natolony tany
an-tànanao izareo.
9 Fa ny masony Iehôvah mijery omby
eny omby ery eo amy ny tany rehetra,
hisehoany ny heriny hamonjy izay mahitsi-
-fo aminy. Efa nanao adaladala taminy
izany hianao: fa hatraminy izao ankehi-
triny izao dia hahita ady maro hianao.
10 Dia tezitra i Asa tamy ny mpizaha,
ka nataony teo amy ny boloky izy; fa
tezitra taminy indrindra izy noho izany
zavatr' izany. Ary nisy olona nampaho-
riny Asa fahizay.
11 Ary indro, ny nataony Asa, dia ny
voalohany, sy ny farany, indro, voa soratra
eo amy ny bokiny ny mpanjaka any Ioda
sy Isiraely.
12 Tamy ny fahasivy amby telo-polony
taonany ny nanjakany Asa, dia narary
tongotra izy, ka niankalona ny aretiny: nefa
tsy nitady any Iehôvah, fa ny mpanao-ody
hiany, izy, na dia teo amy ny aretiny aza.
13 Ary Asa nodi-mandry tamy ny razany,
ka maty tamy ny fahiraik' amby efa-polo
taonany ny nanjakany.
14 Ary nalevina teo amy ny fasany izy,
izay efa nataony ho an-tena teo an-tanà-
nany Davidy, ka nampandriny teo amy ny
fandriana izay feno zava-mani-pofona, ary
zavatra samihafa namboarina araky ny
fanaony ny mpanao-fanafody: ary nandoro
zavatra betsak' indrindra ho fahatsiarovana
azy izareo.

## TOKO XVII.

Ary Iehôsafata zanany nanjaka nandim-
by azy, dia nampaheri-tena hamely ny
Isiraely.
2 Ary izy namponina miaramila teo amy
ny tanàna mirova rehetra any Ioda, ka
nampitoetra mpiandri-tany teo amy ny
tany Ioda sy teo aminy ireo tanàna any
Efiraima, izay afaky Asa rainy.
3 Ary Iehôvah nomba any Iehôsafata,
satria nandeha tamy ny làlana taloha nale-
hany Davidy rainy izy, ka tsy nitady ireo
Bala;
4 Fa nitady any *Iehôvah* Andriamanitry
ny rainy, ary nandeha tamy ny didiny, ka
tsy mba nanaraky ny fanaony ny Isiraely.
5 Dia nampitoeriny Iehôvah ny fanja-

kana teo amy ny tànany, ary ny Ioda
rehetra nitondra zavàtr' omena ho any
Iehôsafata, ka dia nanan-karena ka nanam-
-boninahitra be izy.
6 Ary sahisahy ny fony noho ny làlany
Iehôvah; ary koa nanesotry ny fitoeran'
avo sy ny endrik' Asitoreta tamy ny Ioda
izy.
7 Ary tamy ny fahatelo taonany ny nanja-
kany, dia naniraka ho amy ny andrianda-
hiny izy, dia ho aminy Beni-haila, sy
Obadia, sy Zekaria, sy Netanela, ary Mi-
kaia, *ka nandidy azy* hampianatra eo aminy
ireo tanàna any Ioda:
8 Ary ny zana-Devy koa, hiaraka aminy
ireny, i Semaia, sy Netania, sy Zebadia, sy
Asahela, sy Semiramota, sy Iehônatana, sy
Adonia, sy Tobia, ary Tobadonia, zana-
-Devy; ary Elisama, sy Iehôrama, mpiso-
ronà, nomba azy.
9 Dia nampianatra tany Ioda izareo, ary
ny bokiny ny lalàny Iehôvah nentiny
homba azy, dia nitety ny tanàna rehetra
any Ioda, ka nampianatry ny olona.
10 Ary latsaka ny tahotra any Iehôvah
tamy ny fanjakan-drehetra amy ny tany,
izay nanodidina any Ioda, ka dia tsy mba
niady taminy Iehôsafata izareo.
11 Ary nisy avy tamy ny Filisitia, nanati-
tra zavatr' omena sy vola ho hetra ho any
Iehôsafata, ary ny Arabo nitondra biby ho
azy, ondri-lahy fiton-jato amby fito arivo,
sy osi-lahy fiton-jato amby fito arivo.
12 Ary Iehôsafata nandroso, ka nihia-
hery indrindra: dia nanao trano fiarovana,
sy tanàna firaketana, tany Ioda izy.
13 Ary nanan-draharaha be teo amy ny
tanàna any Ioda izy; ary olo-mpiady, sady
mahery no matanjaka, tany Ieriosalema.
14 Ary ireo no isany araky ny tranon-dra-
zany: Avy tamy ny Ioda, nisy mpifehy ny
arivo; i Adina no lohany, ary olo-mahery
no matanjaka telo hetsy lahy nomba azy.
15 Ary manarakaraka azy, Iehôhanana
mpifehy, ary valo alina amby roa hetsy
lahy nomba azy.
16 Ary manarakaraka azy indray, i Ama-
sia zanaky Zikiry, izay nanolo-tena sitra-
-po ho any Iehôvah; ary olo-mahery no
matanjaka roa hetsy lahy nomba azy.
17 Ary avy tamy ny Beniamina; i Eliada
olo-mahery no matanjaka, ary roa hetsy
lahy, mitondra tsipìkia sy ampingia, nomba
azy.
18 Ary manarakaraka azy, Iehôzabada,
ary valo alina amby iray hetsy lahy, nio-
mana hiady, nomba azy.
19 Ireo no mpanompo ny mpanjaka, afa
tsy izay nampitoeriny ny mpanjaka teo
aminy ireo tanàna mirova teo amy ny tany
Ioda rehetra.

## TOKO XVIII.

Ary Iehôsafata nanan-karena sy nanam-
-boninahitra be, ary nampakatry ny zanaka-
-vaviny Ahaba ho vadiny izy.
2 Ary nony ela, dia nidina nankany
aminy Ahaba tany Samaria izy. Ary
Ahaba namono ondry sy omby betsaka
hanasa azy sy ny olona izay nomba azy,
ary nitaona azy hiakatra ho any Ramôta
Gileada izy.
3 Ary hoy Ahaba mpanjaka any Isiraely
taminy Iehôsafata mpanjaka any Ioda,
Mba homba ahy hankany Ramôta Gileada
va hianao? Ary hoy izy taminy kosa,
Izaho to' anao, ary ny oloko toy ny olonao;
dia homba anao hiady *izahay.*
4 Ary hoy Iehôsafata tamy ny mpanjaka
any Isiraely, Masìna hianao, manontania
ny teniny Iehôvah anio.
5 Ary ny mpanjaka any Isiraely dia
nampiangony ny mpaminany efa-jato lahy,
ka hoy izy taminy, Handeha hanafikia any
Ramôta Gileada v' isikia, sa tsy handeha
aho? Ary hoy izareo, Andeha; fa hatolotr'
Andriamanitra ho any an-tànany ny mpan-
jaka *ilehy tanàna.*
6 Ary hoy Iehôsafata, Tsy misy mpami-
naniny Iehôvah hafa koa va eto hanontani-
antsikia azy?
7 Ary hoy ny mpanjaka any Isiraely
taminy Iehôsafata, Mbola misy lehilahy
iray hiany, izay azontsikia hampanonta-
niany ny teniny Iehôvah, anefa halako izy;
fa tsy mbola naminany hahatsara ahy izy;
fa ratsy hiany mandrakariva: i Mikaia
zanaky Imila. Ary hoy Iehôsafata, Aza
manao teny toy izany, ry mpanjaka.
8 Ary ny mpanjaka any Isiraely dia
niantso manam-boninahitra anankiray, ka
nanao hoe, Alao faingiana i Mikaia zanaky
Imila.
9 Ary ny mpanjaka any Isiraely, sy Ie-
hôsafata mpanjaka any Ioda, samy nipe-
trakà teo ambony ny lapany avy, ka

nitafy lamba teo amy ny fitoerana malalaka
teo anilany ny fidirana amy ny vavahadiny
Samaria; ary ny mpaminany rehetra naminany teo anatrehany izy roa lahy.
10 Dia nanao tandro-by ho an-tena i
Zedekia zanaky Kenana, ka hoy izy, Izany
no lazainy Iehôvah, Ireto no hanotoanao
ny olon-TSiria, mandra-pahalaninao izareo.
11 Ary ny mpaminany rehetra naminany
araky izany, ka nanao hoe, Miakara any
Ramôta Gileada, dia mahazoa: fa hatolotry
Iehôvah ho any an-tànany ny mpanjaka
*ilehy tanàna.*
12 Ary lehy iraka izay lasa hiantso any
Mikaia, dia niteny taminy, ka nanao hoe,
Indro, mirai-teny ny mpaminany, ka milaza
soa amy ny mpanjaka: masìna hianao,
aoky ny teninao hanahaky *ny teniny* ny
anankiray aminy ireny, ka mitenena soa azy.
13 Ary hoy Mikaia, Raha velona koa Iehôvah, izay lazain' Andriamanitra amiko
no ho lazaiko.
14 Dia nankany amy ny mpanjaka izy.
Ary hoy ny mpanjaka taminy, Ry Mikaia,
handeha hanafikia any Ramôta Gileada v'
isikia, sa tsy handeha aho? Ary hoy izy,
Mandehana hianareo, ka mahazoa, fa hatolotra any an-tànanareo *ilehy tanàna.*
15 Ary hoy ny mpanjaka taminy, Impiry
no hampianianako anao, mba tsy ho lazainao amiko na kely akory afa tsy izay
marina hiany amy ny anarany Iehôvah?
16 Ary hoy izy, Efa hitako ny Isiraely
rehetra, niely teny an-tendrombohitra, toy
ny ondry tsy mana-mpiandry, ary hoy Iehôvah, Tsy manan-tompo ireo olon' ireo,
aoka samy hiverina soa aman-tsara ho any
an-tranony avy izareo.
17 Ary hoy ny mpanjaka any Isiraely
taminy Iehôsafata, Tsy mba no lazaiko
taminao va, fa tsy mety maminany hahatsara ahy izy, fa ratsy hiany?
18 Ary hoy izy, Koa mihainoa ny teniny
Iehôvah hianareo: Izaho nahita any Iehôvah mipetraka eo ambony ny lapany,
ary ny hamaroana rehetra amy ny lanitra
nijanona teo amy ny ankavanany sy ny
ankaviany.
19 Ary hoy Iehôvah, Iza no hitaona any
Ahaba mpanjaka any Isiraely mba hiakarany ho lavo any Ramôta Gileada? Ary
niteny zavatr' iray ny anankiray, ary zavatra hafa ny anankiray kosa.
20 Dia nivoaka ny fanahy anankiray, dia
nijanona teo anatrehany Iehôvah, ka hoy
izy, Izaho no hitaona azy. Ary hoy Iehôvah taminy, Amin' inona?
21 Ary hoy izy, Handeha aho, ka ho
fanahy mandaingia eo am-bavany ny mpaminaniny rehetra aho. Ary hoy *Iehôvah,*
Ho taominao izy, ka ho resenao; mandehana, ka atavy izany.
22 Ary ankehitriny, indro, Iehôvah efa
nanisy fanahy mandaingia teo am-bavany
ireo mpaminaninao ireo, ary Iehôvah efa
niteny ratsy hamely anao.
23 Dia nanatona i Zedekia, zanaky Kenana, dia namely ny takolaky Mikaia, ka
hoy izy, Aiza no làlana nialany ny Fanahiny Iehôvah tamiko, hiteny aminao?
24 Ary hoy Mikaia, Indro, ho hitanao
izany aminy izay andro hifindrafindranao
trano miefitra hierenao.
25 Ary hoy ny mpanjaka any Isiraely,
Alao i Mikaia, ka ento miverina ho any
aminy Amona mpanapaky ny tanàna, ary
ho any aminy Iôasa zanaky ny mpanjaka,
izy;
26 Ary lazao hoe, Izany no lazainy ny
mpanjaka, Atavy eo an-trano maizina ilehio,
ka fahano mofo fahoriana sy rano fahoriana
izy, mandra-pahatongako soa aman-tsara.
27 Ary hoy Mikaia, Raha hiverina soa
aman-tsara koa hianao, *dia atavy hoe fa*
tsy mbola nampiteny ahy Iehôvah. Ary
hoy izy, Mihainoa, ry olon-drehetra.
28 Dia niakatra ho any Ramôta Gileada
ny mpanjaka any Isiraely, sy Iehôsafata
mpanjaka any Ioda.
29 Ary hoy ny mpanjaka any Isiraely
taminy Iehôsafata, Hody ho olon-kafa aho,
ka hitsapaka eo anatiny ny ady, fa hianao,
tafio ny lambanao hiany. Dia nody ho
olon-kafa ny mpanjaka any Isiraely, dia
nankeo amy ny ady izareo.
30 Ary ny mpanjaka any Siria nandidy
ny mpifehy ny kalesy, izay nomba azy, ka
nanao hoe, Aza miady, na amy ny kely na
amy ny lehibe, hianareo, afa tsy amy ny
mpanjaka any Isiraely hiany.
31 Ary raha nahita any Iehôsafata ireo
mpifehy ny kalesy, dia hoy izareo, Mpanjaka any Isiraely izy io. Ka dia nanodidina azy izareo, mba hiady *aminy;* f' Iehôsafata nitaraina, ary Iehôvah namonjy
azy, ary Andriamanitra nampiala ireny
taminy.
32 Ary rehefa hitany ireo mpifehy ny

kalesy, fa tsy mpanjaka any Isiraely izy,
dia niverina ka tsy nanenjikia azy izareo.
33 Ary nisy lehilahy anankiray nampi-
lefa ny zana-tsipìkia mosalahy, ka nahavoa
ny mpanjaka any Isiraely teo anelane-
lany ny fikiambanany ny fiarovan-tratra;
dia hoy izy tamy ny mpampandeha ny
kalesiny, Avereno ny tànanao, ka ento
mivoaka eo afovoany ny mpiady aho, fa
voa aho.
34 Ary nihiamafy ny ady androtrizay;
ary ny mpanjaka any Isiraely no tohanana
teo anatiny ny kalesiny, teo tandrifiny ny
olon-TSiria, mandra-paharivany ny andro:
dia maty izy, rehefa hilentikia ny maso-
andro.

## TOKO XIX.

F' Iehôsafata mpanjaka any Ioda niverina
soa aman-tsara ho any an-tranony tany
Ieriosalema.
2 Ary Iehio zanaky Hanany mpizaha
nivoaka hitsena azy, ary hoy izy taminy
Iehôsafata mpanjaka, Tokony hanampy ny
ratsi-fanahy va hianao, ka ho tia izay
halany Iehôvah? ka dia tezitra aminao
Iehôvah:
3 Nefa misy zava-tsoa hita eo anatinao,
satria nanesotry ny endrik' Asitoreta tamy
ny tany hianao, ka namboatry ny fonao
hitady an' Andriamanitra hianao.
4 Ary nitoetra tany Ieriosalema Iehô-
safata: dia niakatra hitety ny olona in-
dray izy, hatrany Beriseba, ka hatrany an-
-tendrombohitra Efiraima, ka nitondra azy
hiverina ho aminy Iehôvah Andriamanitry
ny razany.
5 Ary nanendry mpitsara teo amy ny
tany izy, dia ho any amy ny tanàna mi-
rova rehetra any Ioda,
6 Ary hoy izy tamy ny mpitsara, Tan-
dremo izay ataonareo: fa tsy mba mitsara
ho an' olona hianareo, fa ho any Iehôvah,
Izay momba anareo hanambara ny teny
fitsarana.
7 Ary ankehitriny, matahora any Iehôvah
hianareo; tandremo, ka atavy izany: fa
tsy misy heloka aminy Iehôvah Andriama-
nitsikia, na fizahan-tavan' olona, na fan-
draisan-tambitamby.
8 Ary nisy olona sasany, zana-Devy, sy
mpisorona, ary lohany ny *tranon*-drazany
ny Isiraely, no tendreny Iehôsafata tany
Ieriosalema koa, hanao ny fitsarany Iehô-
vah, sy ny fandaharan-teny, rehefa niverina
ho any Ieriosalema izareo.
9 Ary nananatra azy izy, ka nanao hoe,
Izany no hataonareo amy ny fatahorana
any Iehôvah, amy ny fahatokiana, sy amy
ny fo mahitsy.
10 Ary na inona na inona no teny hankeo
anatrehanareo avy amy ny rahalahinareo,
izay monina any an-tanànany, ny amy ny
ra sy ny ra, ny amy ny lalàna sy ny didy,
ny fitandremana sy ny fitsarana, dia ana-
ro izareo mba tsy hanota aminy Iehô-
vah, fandroa latsaka aminareo sy ny ra-
halahinareo ny fahatezerana: atavy izany,
ka aza manota hianareo.
11 Ary indro, i Amaria mpisorona be no
ho antonareo, hitandriny ny zavatra re-
hetra any Iehôvah; ary Zebadia zanaky
Isimaela, mpanapaky ny mpianakaviny
Ioda, hitandriny ny zavatra rehetra any
ny mpanjaka: ary ny zana-Devy ho mpi-
fehy eo anatrehanareo. Mahereza, ka
atavy izany, ary Iehôvah homba ny tsara-
-fanahy.

## TOKO XX.

Ary rehefa afak' izany, dia avy hiady
aminy Iehôsafata ny zanaky Moaba, sy ny
zanaky Amona, ary nisy olona *hafa koa*
nomba azy, afa tsy ny Amona.
2 Ary nisy nandeha, dia nilaza taminy
Iehôsafata, ka nanao hoe, Indro misy olo-
-marobe avy any an-dafiny ny ranomasina,
dia avy tamy ny tany Siria, hiady aminao;
ary, indro, any Hazazon-tamara izareo, i
Engedy izany.
3 Dia natahotra Iehôsafata, dia nanolo-
-tena hitady any Iehôvah, ka nanao kabary
hifadi-hanina, teo amy ny tany rehetra.
4 Dia niangona ny olon-Ioda mba hanga-
taka aminy Iehôvah *hamonjy azy:* ary ny
olona teo amy ny tanàna rehetra any Ioda
nankeo koa hitady any Iehôvah.
5 Ary Iehôsafata nijanona teo afovoany
ny fiangonany ny Ioda sy ny Ieriosalema,
teo an-tranony Iehôvah, teo tandrifiny ny
kianja vaovao.
6 Ary hoy izy, Ry Iehôvah Andriama-
nitry ny razanay, tsy Andriamanitra any
an-danitra va Hianao? ka tsy Hianao va no
mpanapaky ny fanjakana eo amy ny fire-
nen-drehetra? ary tsy manam-pahefana

aman-kery va ny tànanao, ka tsy misy mahasakana anao?
7 Tsy Hianao va no Andriamanitray Izay nandroaky ny mponina aminy io tany io teo alohany ny Isiraely olonao, ka nomenao izany ho any ny zanaky Abirahama sakaizanao mandrakizay?
8 Ary izareo nonina teo, ka nanao fitoera-masina teo, hitoerany ny anaranao, ka nanao hoe,
9 Raha hisy loza, sa sabatra, sa fampijaliana, sa aretin-dratsy, sa mosary, latsaka aminay, dia hijanona eo tandrifiny io trano io, dia eo anatrehanao hiany, izahay, (fa mitoetra eo anatiny io trano io ny anaranao,) ary hitaraina aminao raha ory izahay, dia hihaino ka hamonjy Hianao.
10 Ary ankehitriny, indro, ny zanaky Amona, sy ny Moaba, ary *ny mponina eo an*-tendrombohitra Seira, izay tsy navelanao ho tafihiny ny Isiraely, raha nivoaka tamy ny tany Ejipity izareo, fa nivily ka tsy nandringiana azy izareo,
11 Ary indro, namaly ratsy anay izareo, sady avy handroaka anay amy ny fananananay, izay nomenao anay ho lovanay.
12 Ry Andriamanitray ô, tsy mba ho tsarainao v' izareo? f' izahay tsy mahatohitry ireo olo-marobe ireo, izay avy hamely anay, ary tsy fantatray izay hataonay; fa Hianao no jereny ny masonay.
13 Ary ny Ioda rehetra, ambany ny zazany madinikia, ny vadiny, aman-janany, nijanona teo anatrehany Iehôvah.
14 Dia latsaka ny Fanahiny Iehôvah, teo afovoany ny fiangonana, taminy Iahaziela, zanaky Zekaria, zanaky Benaia, zanaky Ieiela, zanaky Matania, zana-Devy avy amy ny zanaky Asafa.
15 Ary hoy izy, Mihainoa hianareo, ry Ioda rehetra, sy hianareo mponina any Ieriosalema, ary hianao Iehôsafata mpanjaka, Izany no lazainy Iehôvah aminareo, Aza matahotra, ary aza mamoi-fo noho ireo olo-marobe ireo, fa tsy anareo ny ady, fa an' Andriamanitra.
16 Rahampitso, midìna hiady aminy hianareo; indro, miakatra amy ny fiakarana any Haziza izareo, ka ho hitanareo eo am-parany ny lohasaha, eo tandrifiny ny efitra any Ierioela.
17 Hianareo tsy ilaina hiady aminy io *ady io;* tomoera, mijanòna tsara, ka jereo ny famonjeny Iehôvah anareo, ry olon-Ioda, sy Ieriosalema: aza matahotra, na mamoi-fo; rahampitso, mivoaha hiady aminy: f' Iehôvah homba anareo.
18 Dia niondrikia Iehôsafata, ka niankohoka tamy ny tany: ary ny Ioda rehetra, sy izay rehetra nonina tany Ieriosalema, dia mba niankohoka teo anatrehany Iehôvah, ka nivavaka taminy Iehôvah.
19 Ary ny zana-Devy, avy tamy ny zanaky Kohata sy ny zanaky Kora, nitsangana, ka nidera any Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely tamy ny feo mahery sady mafy.
20 Dia nifoha maraina koa izareo, ka lasa nankany an-efitra Tekoa: ary raha nivoaka izareo, dia nijanona Iehôsafata, ka nanao hoe, Mihainoa ahy, ry olon-Ioda, sy hianareo mponina any Ieriosalema; Minoa any Iehôvah Andriamanitrareo, dia hampitoeriny hianareo; minoa ny mpaminaniny, dia hambininy hianareo.
21 Ary rehefa nananatry ny olona izy, dia nanendry olona hihira ho any Iehôvah izy, ary hidera eo amy ny fahatsarany ny fahamasinana, ka hanao hoe, raha nivoaka teo alohany ny miaramila izareo, Miderà any Iehôvah; fa mandrakizay ny famindram-pony.
22 Ary raha vao nihira sy nidera izareo, dia nasiany Iehôvah mpanotrikia hamely ny zanaky Amona, *sy* ny Moaba, ary ny *mponina tany an*-tendrombohitra Seira, izay avy hamely ny Ioda; ka samy nifamono hiany izareo.
23 Fa ny zanaky Amona sy ny Moaba nitsangana hamely ny mponina tany an-tendrombohitra Seira, hamono sy handringiana azy avokoa: ary rehefa nandringiany ny mponina tany Seira izareo, dia samy niady tamy ny namany avy izy rehetra, handringianana azy.
24 Ary rehefa tonga tamy ny havoana, tany an-efitra, ny olon-Ioda, dia nijery ny olo-marobe izareo, ary indro, efa maty izareo, ka niampatra tamy ny tany, ka tsy nisy afaka.
25 Ary raha tonga Iehôsafata ambany ny olony mba haka ny babony, dia nahazo harem-bevava teo aminy, sady momba ny fatiny, ary fanaka tsara saro-bidy, (izay nalainy ho an-tena,) tsy zakany ho entina, ary hateloana no nanangonany ny babo, fa be indrindra izany.
26 Ary tamy ny andro fahefatra, dia niangona teo amy ny tany lemaka Beraka

izareo, fa nisaotra any Iehôvah teo izareo:
k' izany no nanavany ny anarany izany
fitoeran' izany hoe, Tany lemaka Beraka,
mandrak' andro any.
27 Dia niverina ny olon-Ioda sy Ieriosa-
lema rehetra, ary Iehôsafata nialoha azy,
hankany Ieriosalema indray, ka nifaly,
f' Iehôvah nampifaly azy noho ny amy ny
fahavalony.
28 Ka dia nankany Ieriosalema izareo,
mitondra valiha, sy lokanga, ary trompetra,
hankany an-tranony Iehôvah.
29 Dia latsaka ny tahotra an' Andriama-
nitra tamy ny fanjakan-drehetra teo amy
ny tany maro, rehefa reny f' Iehôvah no
niady tamy ny fahavalony ny Isiraely.
30 Ka dia nandry ny fanjakany Iehôsa-
fata: fa Andriamaniny nampandry azy
manodidina.
31 Ary Iehôsafata nanjaka tamy ny Ioda:
efa dimy amby telo-polo taona izy, raha
vao nanjaka, ary nanjaka dimy amby roa-
-polo taona tany Ieriosalema izy. Ary
Azioba zanaka-vaviny Silihy no anaran-
-dreniny.
32 Ary nandeha tamy ny làlany Asa rainy
izy, ka tsy mba niala taminy izany, ka dia
nanao izay marina teo imasony Iehôvah.
33 Kanefa tsy mba nanesotry ny fitoeran'
avo izy: fa ny olona tsy mbola namboatry
ny fony ho an' Andriamanitry ny razany.
34 Ary ny asany Iehôsafata sisa, ny voa-
lohany sy ny farany, indro, voa soratra eo
amy ny bokiny Iehio zanaky Hanany, izay
voa laza eo amy ny bokiny ny mpanjaka
any Isiraely.
35 Ary rehefa afak' izany, dia niray Iehô-
safata, mpanjaka any Ioda, taminy Ahazia
mpanjaka any Isiraely, izay nanao ratsy
indrindra:
36 Ary izy niray taminy hanao sambo
hankany Tarisisa: ary nataony ny sambo
tany Eziona-gebera.
37 Dia naminany hiteny any Iehôsafata i
Eliezera zanaky Dodava avy tany Maresa,
ka nanao hoe, Satria niray taminy Ahazia
hianao, dia mandrava ny asanao Iehôvah.
Ary vaky ny sambo, ka tsy nahazo nankany
Tarisisa izareo.

## TOKO XXI.

Ary Iehôsafata nodi-mandry tamy ny ra-
zany, ka nalevina teo amy ny razany tany
an-tanànany Davidy. Ary Iehôrama za-
nany nanjaka nandimby azy.
2 Ary nanan-drahalahy, zanaky Iehôsa-
fata, izy, i Azaria, sy Iehiela, sy Zekaria,
sy Azaria, sy Mikaela, ary Sefatia: zanaky
Iehôsafata mpanjaka any Isiraely ireo re-
hetr' ireo.
3 Ary nomen-drainy volafotsy betsaka, sy
volamena, ary zava-tsoa, izareo, ambany
tanàna mirova tany Ioda; fa ny fanjakana
nomeny any Iehôrama; f' izy no lahi-
-matoa.
4 Ary raha nisandratra Iehôrama, ka
nanjaka nandimby an-drainy, dia nihiahery
izy, ka no vonoin-tsabatra ny rahalahiny
rehetra, ambany ny andriandahy sasany
koa tamy ny Isiraely.
5 Efa roa amby telo-polo taona Iehôrama
raha vao nanjaka izy, ary valo taona no
nanjakany tany Ieriosalema.
6 Ary nandeha tamy ny làlany ireo mpan-
jaka any Isiraely izy, *ka nanao* araky izay
efa nataony ny mpianakaviny Ahaba: fa
ny zanaka-vaviny Ahaba no vadiny: ary
nanao ratsy teo imasony Iehôvah izy.
7 Nefa tsy nety nandringiany ny mpia-
nakaviny Davidy Iehôvah, noho ny fane-
kena nataony taminy Davidy sy ny teny
nomeny azy hanome fanilo ho azy sy ny
zanany mandrakizay.
8 Tamy ny androny *Iehôrama* niodinany
ny Edoma ho afaka amy ny fanapahany ny
Ioda, ka nanangana mpanjaka ho azy
izareo.
9 Dia nivoaka Iehôrama ambany ny an-
driandahiny, ka nitondra ny kalesy re-
hetra izy: ary niaingia alina izy, ka namely
ny olon-Edoma, izay nanodidina azy, am-
bany ny mpifehy ny kalesy.
10 Nefa niodina hiany ny Edoma, ka dia
afaka amy ny fanapahany ny Ioda man-
drak' andro any izareo. Dia niodina i
Libina koa taminy izany andro izany, ho
afaka amy ny fanapahany, f' Iehôrama efa
nahafoy any Iehôvah Andriamanitry ny
razany.
11 Ary izy koa nanao fitoeran' avo tany
an-tendrombohitra Ioda, dia nampijejojejo
ny mponina tany Ieriosalema, ka nampori-
siky ny Ioda *hanao izany*.
12 Ary nisy soratra nankeo aminy, avy
taminy Elija mpaminany, manao hoe,
Izany no lazainy Iehôvah Andriamanitry
Davidy rainao, Satria tsy nandeha tamy

ny làlany Iehôsafata rainao hianao, na
tamy ny làlany Asa, mpanjaka any Ioda,
13 Fa nandeha tamy ny làlany ireo mpan-
jaka any Isiraely hianao, ka nampijejojejo
ny mponina any Ieriosalema, araky ny
fampijejojejoany ny mpianakaviny Ahaba
ny olona, ka no vonoinao koa ny rahala-
hinao, mpianakaviny ny rainao, izay tsara
lavitra noho hianao:
14 Indro, fahorian-dehibe no amelezany
Iehôvah ny olonao, sy ny zanakao, amam-
-badinao, ary ny fanananao rehetra:
15 Ary hianao harary indrindra amy ny
aretina eo an-tsinainao, ka hampipotsaky
ny tsinainao ny aretina ela dia ela.
16 Ary Iehôvah nampitaitry ny fanahiny
ny Filisitia, sy ny Arabo, izay monina eo
akekiny ny olon-Etiopia, hamely any Iehô-
rama;
17 Dia niakatra ho any Ioda izareo, dia
nitsofoka teo, ary no baboiny ny fananan-
-drehetra, izay hita teo an-tranony ny mpan-
jaka, ary ny zanany amam-badiny koa, ka
tsy nisy zaza navela ho azy, afa tsy Iehôa-
haza zanany faralahy.
18 Ary rehefa afak' izany rehetr' izany,
dia no veleziny Iehôvah izy, tamy ny aretina
teny an-tsinainy, ka tsy nisy nahay nahasi-
trana azy.
19 Ary rehefa ela, nony afaka roa taona,
dia nipotsaka ny tsinainy noho ny aretiny;
ka dia maty izy tamy ny aretin-dratsy.
Ary ny olony tsy mba nanao fandoroana
ho azy, toy ny fandoroana tamy ny razany.
20 Efa roa amby telo-polo taona izy raha
vao nanjaka, ary valo taona no nanjakany
tany Ieriosalema, ary lasa izy, ka tsy nisy
nalahelo. Ary nalevina teo an-tanànany
Davidy hiany izy, fa tsy teo amy ny fasany
ny mpanjaka.

## TOKO XXII.

Ary ny mponina tany Ieriosalema nampan-
jaka any Ahazia faralahiny *Iehôrama* han-
dimby azy; fa ny miaramila izay niaraka
tamy ny Arabo teo an-toby efa namono
ny zokiny rehetra. Dia nanjaka i Ahazia
zanaky Iehôrama mpanjaka any Ioda.
2 Efa roa amby efa-polo taona i Ahazia
raha vao nanjaka, ary herin-taona no nan-
jakany tany Ieriosalema. Ary Atalia za-
naka-vaviny Omiry no anaran-dreniny.
3 Ary *Ahazia* koa nandeha tamy ny là-
lany ny mpianakaviny Ahaba: fa ny reniny
no nananatra azy hanao ratsy.
4 Ka dia nanao ratsy teo imasony Iehô-
vah tahaky ny mpianakaviny Ahaba izy:
f' izareo no nanolo-tsaina azy hahitany loza
rehefa maty ny rainy.
5 Araky ny saina nomeny azy no nande-
hanany koa, niaraka taminy Iehôrama za-
naky Ahaba mpanjaka any Isiraely, hiady
aminy Hazaela, mpanjaka any Siria, tany
Ramôta Gileada; dia nahavoa any Iôrama
ny Siria.
6 Dia niverina izy mba ho tsaboina any
Iezirela noho ny fery izay azony tany Rama,
raha niady taminy Hazaela mpanjaka any
Siria izy. Ary Azaria zanaky Iehôrama
mpanjaka any Ioda nidina hamangy any
Iehôrama zanaky Ahaba tany Iezirela,
satria narary izy.
7 Ary avy tamin' Andriamanitra ny loza
hitany Ahazia, fa nankany aminy Iô-
rama izy: fa nony tonga izy, dia niara-
-nivoaka taminy Iehôrama izy hitsena any
Iehio zanaky Nimisy, izay no hosorany
Iehôvah handringiany ny mpianakaviny
Ahaba.
8 Ary raha nitsara ny mpianakaviny
Ahaba Iehio, ka nahita ny andriandahy
sasany amy ny Ioda sy ny zana-drahala-
hiny Ahazia, izay nanompo any Ahazia, dia
namono azy avokoa izy.
9 Dia nitady any Ahazia izy: nahita azy
izareo, (fa niery tany Samaria izy,) ka nen-
tiny ho any aminy Iehio: ary rehefa no
vonoiny ny olona izy, dia naleviny: fa hoy
izareo, Zanaky Iehôsafata izay nitady any
Iehôvah tamy ny fony rehetra izy. Ka dia
tsy nisy tamingiany Ahazia nahatana ny
fanjakana intsony.
10 Fa rehefa hitany Atalia reniny Ahazia,
fa maty ny zanany, dia nitsangana izy, ka
namono ny zanaka marolahy rehetra avy
tamy ny mpianakaviny Ioda.
11 F' Iehôsabeata zanaka-vaviny ny mpan-
jaka, naka any Iôasa, zanaky Ahazia, dia
nangalatra azy teo amy ny zanaky ny
mpanjaka izay no vonoina, ka nataony teo
an-trano fandriana izy ambany ny mpitaiza
azy. Ary Iehôsabeata, zanaka-vaviny Iehô-
rama mpanjaka, vadiny Iehôiada mpiso-
rona, (fa anabaviny Ahazia izy,) nanafina
azy taminy Atalia, ka dia tsy mba no vo-
noiny izy.

12 Ary niery niaraka taminy ireo teo an-
-tranon' Andriamanitra enin-taona izy: ary
Atalia no nanjaka tamy ny tany.

## TOKO XXIII.

Ary tamy ny taona fahafito, dia nampaheri-
-tena Iehôiada, ka nanao fanekena tamy ny
mpifehy zato, i Azaria zanaky Iehôrama, sy
Isimaela zanaky Iehôhanana, sy Azaria za-
naky Obeda, sy Maseia zanaky Adaia, ary
Elisafata zanaky Zikiry.
2 Dia nitety ny tany Ioda izareo, ka nam-
piangony ny zana-Devy avy tamy ny ta-
nàna rehetra any Ioda, sy ny lohany ny
*tranon*-drazany ny Isiraely, dia tonga tany
Ieriosalema izareo.
3 Ary ny fiangonan-drehetra nanao fane-
kena tamy ny mpanjaka teo an-tranon'
Andriamanitra. Ary hoy izy taminy,
Indro, ny zanaky ny mpanjaka no hanjaka,
araky izay nilazany Iehôvah ny zanaky
Davidy.
4 Izany no hataonareo; ny fahatelona-
reo izay miditra amy ny sabata, na mpiso-
rona na zana-Devy, ho mpiambiny ny vara-
varana;
5 Ary ny fahatelonareo ho eo amy ny
tranony ny mpanjaka; ary ny fahatelona-
reo hitoetra eo amy ny vavahady ambany;
ary ny vahoaka rehetra hitoetra eo anatiny
ny kianjany ny tranony Iehôvah.
6 Fa aza avela hisy hiditra eo an-tranony
Iehôvah, afa tsy ny mpisorona sy ny mpa-
nompo avy amy ny zana-Devy hiany; izareo
hiditra, fa masina izareo: fa ny vahoaka re-
hetra hitandriny ny fiambenany Iehôvah.
7 Ary ny zana-Devy hanodidiny ny
mpanjaka mihiodidina, samy mitana ny
fiadiany eny an-tànany avy; ary na iza
na iza no hiditra any an-trano afa tsy
izareo, dia ho vonoina: fa hitoetra eo amy
ny mpanjaka hianareo, raha miditra izy,
ary raha mivoaka izy.
8 Ary ny zana-Devy ambany ny Ioda
rehetra nanao araky izay rehetra nandi-
diany Iehôiada mpisorona azy, ary samy
nitondra ny toko no feheziny avy, izay
tokony hiditra amy ny sabata, ambany izay
tokony hivoaka amy ny sabata: fa tsy
nandrava ny toko mifandimby Iehôiada
mpisorona.
9 Dia nomeny Iehôiada mpisorona ho any
ny mpifehy zato ny lefona, sy ny ampingia,
ary ny fiarovan-tratra, izay *nataony* Davidy
mpanjaka, izay *no tehirizina* teo an-tranon'
Andriamanitra.
10 Dia nandahatry ny olon-drehetra izy,
samy mitana ny fiadiany eny an-tànany
avy, manodidiny ny mpanjaka, hatramy ny
ilany ny tempoly ankavanana, ka hatramy
ny ilany ny tempoly ankavia, hatramy ny
fivoadiana, ka hatramy ny tempoly.
11 Dia namoaky ny zanaky ny mpan-
jaka izareo, ka nampisatrohany ny satro-
-boninahitra izy, dia nomeny azy ny fila-
zana, ka nataony ho mpanjaka izy. Ary
Iehôiada ambany ny zanany nanosotra azy,
ka nanao hoe, Ho ela velona anie ny mpan-
jaka.
12 Ary rehefa reny Atalia ny fitabata-
bany ny olona mihiazakazaka sy midera ny
mpanjaka, dia nankeo amy ny olona ho
any an-tranony Iehôvah izy.
13 Dia nijery izy, ary indro, ny mpanjaka
nijanona teo anilany ny andriny teo amy
ny fidirana, ary ny andriandahy sy ny
*mpitsioka*-trompetra teo anilany ny mpan-
jaka: ary ny olona tompon-tany rehetra
nifaly, ka nampaneno ny trompetra, ary ny
mpanao-miosikia, mitondra ny fanava-
-miosikia, dia nanao miosikia, ka nidera.
Dia no triariny Atalia ny fitafiany, ka hoy
izy, Komy, Komy.
14 Ary Iehôiada mpisorona nampivoaky
ireo ambonin-jato izay voa tendry ho mpi-
fehy ny miaramila, ka nanao taminy hoe,
Ento mivoaka amy ny filaharana izy; ary
izay manaraka azy, dia ho vonoin-tsabatra.
Fa hoy lehy mpisorona, Aza mba vonoina
eo an-tranony Iehôvah izy.
15 Dia nisambotra azy izareo; ary nony
tonga teo amy ny fidirana amy ny vava-
hadin-tsoavaly teo anilany ny tranony ny
mpanjaka izy, dia no vonoiny teo.
16 Ary Iehôiada, sy ny olon-drehetra, ary
ny mpanjaka, nifaneky ho olony Iehôvah.
17 Dia nankany an-tranony Bala ny olon-
-drehetra, ka nandrava izany, dia nanoro-
toro ny fivoadiany ambany ny endri-java-
trany, ka namono any Matana mpisorony
Bala teo tandrifiny ny fivoadiana.
18 Ary Iehôiada nanendry mpandraha-
raha sasany hitandriny ny tranony Iehô-
vah, izay no feheziny ny zana-Devy mpiso-
rona, izay no zarazarainy Davidy teo an-
-tranony Iehôvah, hanatitry ny fanatitra
hodorana ho any Iehôvah, araky izay voa

soratra eo amy ny lalàny Mose, ka nifaly
sy nihira araky ny nasainy Davidy hatao.
19 Dia nasiany mpiambim-baravarana teo
am-bavahadiny ny tranony Iehôvah, mba
tsy hisy hiditra izay maloto na amin' inona
na amin' inona.
20 Dia naka ny ambonin-jato, sy ny an-
driandahy, sy ny mpanapaky ny olona, am-
bany ny olona tompon-tany rehetra, izy,
dia nampidiny ny mpanjaka hiala amy ny
tranony Iehôvah; dia niditra tamy ny vava-
hady ambony ho eo an-tranony ny mpan-
jaka izareo, ka nampipetraky ny mpanjaka
teo ambony ny lapany ny fanjakana.
21 Ary nifaly ny olona tompon-tany re-
hetra: ary nandry fahizay ny tanàna, re-
hefa no vonoin-tsabatra i Atalia.

## TOKO XXIV.

Efa fito taona Iôasa raha vao nanjaka, ary
nanjaka efa-polo taona tany Ieriosalema
izy. Ary Zibia avy tany Beriseba no ana-
ran-dreniny.
2 Ary Iôasa nanao izay marina teo ima-
sony Iehôvah tamy ny andro rehetra
niainany Iehôiada mpisorona.
3 Ary Iehôiada nampanam-bady roa *any
Iôasa;* dia niteraka zanaka-lahy sy zanaka-
-vavy izy.
4 Ary rehefa afak' izany, dia nisaina ham-
boatry ny tranony Iehôvah Iôasa.
5 Dia nampiangony ny mpisorona sy ny
zana-Devy izy, ka nanao taminy hoe,
Mankanesa amy ny tanàna rehetra any
Ioda, ka mameria vola isan-taona amy ny
Isiraely rehetra, hanamboarany ny tranon'
Andriamanitrareo, ka ampandrosoy fain-
giana ny raharaha. Nefa tsy mba naha-
faingiany izany ireo zana-Devy.
6 Ary ny mpanjaka dia niantso any Ie-
hôiada lohany *ny mpisorona*, ka nanao
taminy hoe, Nahoana no tsy nasainao ny za-
na-Devy hampiditry ny hetra avy any Ioda
sy Ieriosalema araky ny nataony Mose mpa-
nompony Iehôvah, sy ny fiangonany ny
Isiraely, ho any an-trano-lainy ny Fila-
zana?
7 F' efa nandrava ny tranon' Andria-
manitra ireo zanaky Atalia, ilehy vehivavy
ratsi-fanahy; ary ny zava-masina rehetra
teo an-tranony Iehôvah efa nomeny ho any
ireo Bala.
8 Dia nanao vata araky ny didiny ny
mpanjaka izareo, ka nampitoeriny teo ive-
lany ny vavahadiny ny tranony Iehôvah.
9 Dia nanao kabary tany Ioda sy tany
Ieriosalema izareo, mba hitondra ny hetra
ho any Iehôvah, izay nampandoaviny Mose
mpanompon' Andriamanitra ny olon-Isi-
raely tany an-efitra.
10 Dia faly ny andriandahy rehetra
ambany ny olon-drehetra, dia nentiny *ny
hetra*, ka nasiany teo anatiny ny vata,
mandra-pahavitany.
11 Ary nony ny andro nitondrany ny
zana-Devy lehy vata ho any amy ny mpan-
draharahany ny mpanjaka, ary raha hitany
fa be ny vola, dia tonga ny mpanoratry ny
mpanjaka sy ny mpandraharahany ny
mpisorona be, dia namoaky ny teo anatiny
ny vata izareo, ka nalainy, ka nentiny
ho amy ny fitoerany indray. Izany no
nataony mandrakariva, ka nahavory vola
be izareo.
12 Dia nomeny ny mpanjaka sy Iehôiada
izany *vola* izany ho any izay nanao ny asa
fanompoany ny tranony Iehôvah, ka no
tambazany ny tambato sy ny mpandra-
fitra, hamboatry ny tranony Iehôvah, ary
ny mpanefy vy sy varahina koa, hanamafy
ny tranony Iehôvah.
13 Dia nikieli-aina ny mpiasa, ary lavo-
rary ka vitany ny asa, ka dia namboariny
ny tranon' Andriamanitra araky ny mety
hatao, ka nataony mafy izany.
14 Ary rehefa nahavita izany izareo, dia
nentiny ny vola sisa ho eo anatrehany ny
mpanjaka sy Iehôiada, izay nanavany
ny fanaka ho amy ny tranony Iehôvah,
dia fanaka hanompoana, sy hanaterana fana-
titra, ary sotro sy lovia volamena sy vola-
fotsy. Ary nanatitra fanatitra hodorana
teo an-tranony Iehôvah mandrakariva
izareo, tamy ny andro rehetra niainany Ie-
hôiada.
15 Ary efa tratrantitra Iehôiada, ka ela
velona, dia maty izy; efa telo-polo amby
zato taona izy raha maty.
16 Ary nalevina teo an-tanànany Davidy
teo amy *ny fasany* ny mpanjaka izy, f' efa
nanao soa teo amy ny Isiraely, ary tamin'
Andriamanitra sy tamy ny tranony, izy.
17 Ary rehefa maty Iehôiada, dia tonga
ny andriandahiny ny Ioda, ka niondrikia
tamy ny mpanjaka. Dia naneky azy ny
mpanjaka.

18 Dia nandao ny tranony Iehôvah Andriamanitry ny razany izareo, ka nanompo
ireny endrik' Asitoreta sy ireny sampy:
dia latsaka tamy ny Ioda sy Ieriosalema
ny fahatezerana noho ny fahotany.
19 Nefa Izy naniraka mpaminany maro
ho aminy mba hampiverina azy ho aminy
Iehôvah; ary izareo nanapatra azy: fa ny
olona tsy nety nihaino.
20 Ary ny Fanahin' Andriamanitra nankeo aminy Zekaria zanaky Iehôiada mpisorona, izay nijanona teo ambony ny olona,
ka nanao taminy hoe, Izany no lazain' Andriamanitra, Nahoana no nanota ny didiny
Iehôvah hianareo, ka tsy hambininy hianareo? satria efa nahafoy any Iehôvah hianareo, efa nahafoy anareo kosa Izy.
21 Dia niteti-dratsy azy izareo, ka nitora-bato azy, araky ny teniny ny mpanjaka,
teo anatiny ny kianjany ny tranony Iehôvah.
22 Ary Iôasa mpanjaka tsy mba nahatsiaro ny soa nataony Iehôiada rainy *Zekaria*
taminy, fa namono ny zanany. Ary raha
maty izy, dia nanao hoe, Iehôvah anie
hijery sy hanadiny izany.
23 Ary nony nihierina ny taona, dia avy
ny miaramila Siria hiady aminy *Iôasa*:
ary nankany Ioda sy Ieriosalema izareo,
ka nahafaty ny andriandahy rehetra teo
amy ny olona, dia nampitondrainy ho any
ny mpanjaka any Damaseko ny babony
rehetra.
24 Fa olona vitsy hiany ny miaramila
Siria izay tonga, f' Iehôvah nanolotra miaramila maro teny an-tànany, satria nahafoy
any Iehôvah Andriamanitry ny razany
izareo. Ka dia nanao fitsarana hanameloka any Iôasa izareo.
25 Ary rehefa nilaozany ireny izy; (fa nilaozany narary indrindra izy,) dia niteti-dratsy azy ny mpanompony, noho ny rany ny
zanaky Iehôiada mpisorona, dia no vonoiny
teo am-pandriany izy, ka maty; ary naleviny
tany an-tanànany Davidy izy, fa tsy mba
naleviny teo amy ny fasany ny mpanjaka izy.
26 Ary ireo no niteti-dratsy azy; i Zabada zanaky Simeata vehivavy Amona,
ary Iehôzabada zanaky Simirita vehivavy
Moaba.
27 Ary ny amy ny zanany, sy ny habeny
ny zavatra nanjo azy, ary ny nanamboarany
ny tranon' Andriamanitra, indro, voa soratra eo amy ny bokiny ny tantarany ny
mpanjaka. Ary Amazia zanany nanjaka
nandimby azy.

## TOKO XXV.

Efa dimy amby roa-polo taona i Amazia
raha vao nanjaka, ary nanjaka sivy amby
roa-polo taona tany Ieriosalema izy. Ary
Iehôadana avy tany Ieriosalema no anarandreniny.
2 Ary nanao izay marina teo imasony
Iehôvah izy, fa tsy tamy ny fo tanteraka.
3 Ary rehefa tafatoetra tsara ny fanjakany, dia namono ny mpanompony, izay
namono ny mpanjaka rainy, izy.
4 Fa tsy mba namono ny zanaky *ireo
mpamono* izy, fa *nanao* araky izay voa soratra
eo amy ny lalàna, eo amy ny bokiny Mose,
izay no didiany Iehôvah hoe, Tsy hatao
maty ny ray hisolo ny zanaka, ary tsy
hatao maty ny zanaka hisolo ny ray, fa
samy hatao maty noho ny fahotany avy
ny olon-drehetra.
5 Dia nampiangony ny olon-Ioda i Amazia, ka nampilahatra azy araky ny tranon-drazany, dia araky ny mpifehy ny arivo,
sy araky ny mpifehy ny zato, dia ny Ioda
sy ny Beniamina rehetra: dia nanisa azy
hatramy ny roa-polo taona noho miakatra
izy, ary telo hetsy no olom-pidina hitany,
izay afaka nandeha hanafikia, sady nahatan-defona aman' ampingia.
6 Ary nanamby olo-mahery miady iray
hetsy tamy ny Isiraely hanja-bolafotsy
zato izy.
7 Fa nisy lehilahin' Andriamanitra nankeo aminy, ka nanao hoe, Ry mpanjaka,
aza avela hiaraka aminao ny miaramila
any Isiraely: f' Iehôvah tsy momba ny
Isiraely, *na* ny zanaky Efiraima akory.
8 Fa mandehana hianao, dia atavy, ka
mahereza hiady; *raha tsy izany, dia* handavo anao Andriamanitra eo alohany ny
fahavalo: fa Andriamanitra manan-kery
hamonjy sy handavo.
9 Ary hoy Amazia tamy ny lehilahin' Andriamanitra, Ka hataontsikia ahoana ny
hanjaka zato, izay nomeko ny miaramila any
Isiraely? Ary hoy ny lehilahin' Andriamanitra taminy, Iehôvah mahay manome
anao be lavitra noho izany.
10 Dia natokany Amazia izareo, dia ny
miaramila izay nankeo aminy avy tamy ny
Efiraima, ka nasainy hody izareo: dia nire-

hitra ny fahatezerany tamy ny Ioda, ary
nody izareo, ka tezitr' indrindra.
11 F' i Amazia nampaheri-tena, dia nitariky ny olony, ka nankeo an-dohasaha fanasina, ka nahafaty ny zanaky Seira iray alina.
12 Ary ny iray alin-dahy velona no samboriny ny zanaky Ioda, dia nentiny ho any an-tampony ny vatolampy, ka navariny teny an-tampony ny vatolampy, ka dia montsamontsana izy rehetra.
13 Fa ny miaramila izay naveriny Amazia, ka tsy mba navelany hanafikia hiaraka aminy, dia namely ny tanàna any Ioda, hatrany Samaria, ka hatrany Beti-horona, dia nahafaty olona telo arivo teo, ka nahazo babo betsaka.
14 Ary raha niverina i Amazia tamy ny namonoany ny olon-Edoma, dia nitondra ireny andriamanitry ny zanaky Seira izy, dia nanandratry ireny ho andriamaniny, dia niondrikia teo anatrehany, ka nandoro zava-manetona ho any ireny.
15 Dia nirehitra ny fahatezerany Iehôvah taminy Amazia, ka naniraka mpaminany hankeo aminy Izy, izay nanao taminy hoe, Nahoana hianao no mitady ireny andriamanitry ny olona, izay tsy nahavonjy ny olony tamy ny tànanao?
16 Ary nony niteny taminy izy, dia hoy *ny mpanjaka* taminy, Efa natao ho mpanolo-tsaina ny mpanjaka va hianao? mangìna; fandrao maty hianao. Dia nangina ny mpaminany, fa hoy izy, Fantatro, fa Andriamanitra mikiasa handringiana anao, satria nanao izany hianao, ka tsy nihaino ny anatro.
17 Ary Amazia mpanjaka any Ioda nisaina, ka nanirak' olona ho any aminy Iôasa zanaky Iehôaza, zanaky Iehio, mpanjaka any Isiraely, ka nanao hoe, Avia; aoky hifanatrikia isikia.
18 Ary Iôasa mpanjaka any Isiraely dia nanirak' olona kosa ho any aminy Amazia mpanjaka any Ioda, ka nanao hoe, Ny tsilo izay tany Lebanôna, naniraka ho amy ny hazo sedera izay tany Lebanôna, ka nanao hoe, Omeo ny zanakao-vavy ho vadiny ny zanako-lahy: dia nandalo ny biby dia izay tany Lebanôna, ka nanitsaky ny tsilo.
19 Mihievitra hianao, f' indro, namely ny olon-Edoma hianao, dia nampireharehà anao ny fonao: ankehitriny mitoera eo an-tranonao hianao; nahoana no mitady handra-tena hianao, mba ho lavo hianao ambany ny Ioda momba anao?
20 Fa tsy nihaino i Amazia, fa avy tamin' Andriamanitra izany, mba hanolorany azy an-tànany *ny fahavalony*, satria nitady ireny andriamanitry ny Edoma *ny olon-Ioda*.
21 Dia niakatra Iôasa mpanjaka any Isiraely; ary nifanatrikia tany Beti-semesa, izay any Ioda, izy roa lahy, izy sy Amazia mpanjaka any Ioda.
22 Dia resy teo alohany ny Isiraely ny Ioda, ary samy nandositra ho any an-dainy avy ny olon-drehetra.
23 Ary Iôasa mpanjaka any Isiraely nisambotra any Amazia mpanjaka any Ioda, zanaky Iôasa, zanaky Iehôahaza, tany Beti-semesa, ka nentiny ho any Ieriosalema, dia nandrava ny màndany Ieriosalema, hatramy ny vavahadiny ny Efiraima, ka hatramy ny vavahady an-joro, efa-jato hakihio, izy.
24 Ary nalainy ny volamena sy ny volafotsy rehetra, ary ny fanaka rehetra izay hita teo an-tranon' Andriamanitra teo aminy Obeda-edoma, sy ny rakitra teo an-tranony ny mpanjaka, ary olo-miantoka sasany, dia niverina ho any Samaria izy.
25 Ary velona dimy amby ny folo taona i Amazia zanaky Iôasa mpanjaka any Ioda, rehefa maty Iôasa zanaky Iehôahaza mpanjaka any Isiraely.
26 Ary ny asany Amazia sisa, ny voalohany sy ny farany, indro, tsy voa soratra eo amy ny bokiny ny mpanjaka any Ioda sy Isiraely va?
27 Ary manarakaraky ny andro nialany Amazia tamy ny fanarahany any Iehôvah, dia niteti-dratsy azy ny olona tany Ieriosalema: dia nandositra hankany Lakisa izy; f' izareo nanirak' olona hanenjikia azy ho any Lakisa, ka no vonoiny teo izy.
28 Ary nentiny tamy ny soavaly ny fatiny, ka nalevina teo amy ny razany, tany an-tanàna any Iôda, izy.

## TOKO XXVI.

Ary ny olon-Ioda rehetra naka any Iozia, izay efa enin' amby ny folo toana, ka nampanjaka azy handimby any Amazia rainy izareo.
2 Izy no nahatanàna-mirova any Elota, ary nampodiny izany ho any ny Ioda, rehefa nodi-mandry, tamy ny razany, ny mpanjaka.
3 Efa enina amby ny folo taona Iozia raha

vao nanjaka, ary nanjaka roa amby dimam-
-polo taona tany Ieriosalema izy. Ary Iekolia
avy tany Ieriosalema no anaran-dreniny.
4 Ary nanao izay marina teo imasony Ie-
hôvah izy, araky izay rehetra nataony
Amazia rainy.
5 Ary nitady an' Andriamanitra izy tamy
ny androny Zekaria, izay efa nahalala ny
tsindrimandrin' Andriamanitra: ary tamy
ny andro nitadiavany any Iehôvah, dia
nambinin' Andriamanitra izy.
6 Ary nivoaka izy, ka niady tamy ny
Filisitia, ka nandrava ny màndany Gata,
sy ny màndany Iabine, sy ny màndany
Asidôda, ary nanao tanàna manodidina any
Asidôda, ary teo amy ny tany Filisitia, izy.
7 Ary Andriamanitra nampahery azy
hamely ny Filisitia, sy hamely ny Arabo,
izay nonina tany Gioribala, ary ny Meôna.
8 Ary ny Amona nanatitra zavatr' omena
ho any Iozia: ary nalaza ny anarany ha-
tramy ny fidirana any Ejipity; fa nampa-
heri-tena indrindra izy.
9 Ary Iozia nanao trano-fiarovana tany
Ieriosalema, teo amy ny vavahady an-joro,
sy teo amy ny vavahadiny ny tany lemaka,
ary teo an-jorony ny mànda, ka nataony
mafy ireny *trano-fiarovana ireny.*
10 Izy nanao trano-fiarovana tany an-
-efitra koa, ka nihiady fantsakana maro: fa
nanan' omby maro izy, teny an-dohasaha
sy teny an-tany lemaka koa: *ary* mpiasa-
-tany koa, sy mpamboatra voaloboka, teny
an-tendrombohitra, sy teny an-tsaha maha-
vokatra: fa tia asa-tany izy.
11 Ary Iozia nanana miaramila mpiady,
izay afaka nandeha hanafikia araky ny an-
-tokony, dia araky ny isany, raha voa isa
izareo, teo anatrehany Ieiela mpanoratra,
sy Maseia mpanapaka, izay no feheziny
Hanania, anankiray tamy ny manamboninahitra
momba ny mpanjaka.
12 Enin-jato amby roa arivo no isany ny
lohany ny *tranon*-drazana rehetra, sady
olo-mahery no matanjaka.
13 Ary ny miaramila no feheziny ireo,
dia diman-jato amby fito arivo amby telo
hetsy, olo-mahery miady indrindra, ha-
monjy ny mpanjaka raha niady tamy ny
fahavalony.
14 Ary Iozia namboatra ampingia, sy
lefona, sy fiarovan-doha, sy fiarovan-tratra,
sy tsipìkia, ary antsamotady, ho azy, dia
ho any ny miaramila rehetra.
15 Ary nanao fiadiana tany Ieriosalema
izy, izay no foroniny ny olona mahai-
-zavatra, hasiana eo amy ny trano-fiaro-
vana, sy ho amy ny mànda, mba hande-
fany ny zana-tsipìkia sy ny vato lehibe.
Ary niely eny lavitr' eny ny anarany; fa
mahagaga ny namonjen' *Andriamanitra*
azy, ka dia nihiahery izy.
16 Fa rehefa nahery izy, dia niavona-
vona ny fony hahafaty azy: fa nanota
taminy Iehôvah Andriamaniny izy, fa ni-
ditra tany an-tempoliny Iehôvah handoro
zava-manetona eo ambony ny fivoadiany
ny zava-manetona izy.
17 Ary Azaria mpisorona niditra nanara-
karaka azy, ambany ny mpisorony Iehôvah
valo-polo lahy, olona tsara-fanahy izy
rehetra.
18 Dia nanohitra any Iozia mpanjaka
izareo, ka nanao taminy hoe, Tsy rahara-
hanao, ry Iozia, ny mandoro zava-manetona
ho any Iehôvah, fa raharahany ny mpiso-
rona zanaky Arona hiany, izay natokana
handoro ny zava-manetona: mivoaha amy
ny fitoera-masina hianao; fa nanota hia-
nao; ary tsy ho voninahitra ho anao avy
aminy Iehôvah Andriamanitra izany.
19 Dia tezitra Iozia, raha mbola nitondra
ny fandoroany ny zava-manetona teny an-
-tànany, handoroany ny zava-manetona, izy:
ary raha tezitra tamy ny mpisorona izy, dia
nipoaka ny boka tamy ny handriny, teo
anatrehany ny mpisorona teo an-tranony
Iehôvah, teo anilany ny fivoadiany ny
zava-manetona.
20 Ary Azaria mpisorona be, ambany ny
mpisorona rehetra, nijery azy, ary indro,
boka ny handriny; dia nandroaka azy
hiala eo izareo, ary izy hiany aza dia nivoaka
faingiana, f' Iehôvah no namely azy.
21 Ary boka Iozia mpanjaka mandra-
-pahafatiny, ka nitoetra tany an-trano mi-
tokana, fa boka izy; f' efa nesorina tamy
ny tranony Iehôvah izy: ary Iôtama za-
nany no nanapaky ny tranony ny mpan-
jaka, ka nitsara ny olona tompon-tany.
22 Ary ny asany Iozia sisa, ny voalo-
hany sy ny farany, voa soratry Isaia mpa-
minany, zanaky Amôza.
23 Ary Iozia nodi-mandry tamy ny ra-
zany, ka nalevina teo amy ny razany tany
an-tsaha fandevenana izay any ny mpan-
jaka: fa hoy izareo, Boka izy: ary Iôtama
zanany nanjaka nandimby azy.

## TOKO XXVII.

EFA dimy amby roa-polo taona Iôtama raha
vao nanjaka izy, ary nanjaka enin' amby
ny folo taona tany Ieriosalema izy. Ary
Ieriosa, zanaka-vaviny Zadoka, no anaran-
-dreniny.
2 Ary nanao izay marina teo imasony
Iehôvah izy, araky izay rehetra nataony
Iozia rainy : nefa tsy mba niditra tany an-
-tempoliny Iehôvah izy. Ary ny olona
mbola nanao vetaveta hiany.
3 Izy nanao ny vavahady ambony amy
ny tranony Iehôvah, ary namboatra zavatra
be tamy ny mànda any Ofela izy.
4 Ary nanao tanàna sasany teo an-ten-
drombohitra any Ioda izy, dia nanao trano-
-fiarovana sy trano-fiambenana maro tany
an' ala.
5 Ary koa niady tamy ny mpanjaky ny
zanaky Amona izy, ka naharesy azy. Ary
ny zanaky Amona dia nanome azy, taminy
izany taona izany, hanja-bolafotsy zato sy
vari-vato iray alina kora, ary barily iray
alina *kora*. Torak' izany koa nomeny ny
zanaky Amona azy tamy ny taona faharoa
sy fahatelo.
6 Dia nihiahery Iôtama, satria namboatry
ny làlany teo anatrehany Iehôvah Andria-
maniny izy.
7 Ary ny asany Iôtama sisa, sy ny adiny
rehetra, ary ny làlana nalehany, indro, voa
soratra eo amy ny bokiny ny mpanjaka
any Isiraely izany.
8 Efa dimy amby roa-polo taona izy, raha
vao nanjaka, ary nanjaka enin' amby ny
folo taona tany Ieriosalema izy.
9 Ary Iôtama nodi-mandry tamy ny ra-
zany, ka nalevina tany an-tanànany Davidy:
ary Ahaza zanany nanjaka nandimby azy.

## TOKO XXVIII.

EFA roa-polo taona i Ahaza raha vao nan-
jaka izy, ary nanjaka enin' amby ny folo
taona tany Ieriosalema izy : fa tsy mba
nanao izay marina teo imasony Iehôvah,
tahaka any Davidy rainy, izy :
2 Fa nandeha tamy ny làlany ireo mpan-
jaka any Isiraely izy, ka nanao endri-javatra
anidina ho any ny Bala maro izy.
3 Ary izy nandoro zava-manetona teo an-
-dohasahany ny zanaky Hinoma, ka nandoro
ny zanany tamy ny afo, araky ny fahaveta-
vetany ny firenen-tsamihafa, izay no roa-
hiny Iehôvah teo alohany ny zanaky
Isiraely.
4 Ary nanala-voady sy nandoro zava-ma-
netona teo amy ny fitoeran' avo sy teo
amy ny havoana, ary teo ambany ny hazo
maitso rehetra, izy.
5 Ary Iehôvah Andriamaniny nanolotra
azy tany an-tànany ny mpanjaka any
Siria ; ary namely azy *ny Siria*, dia niton-
dra olo-marobe teo aminy ho babo, ka nen-
tiny ho any Damaseko. Ary natolotra tany
an-tànany ny mpanjaka any Isiraely koa
izy, izay namely azy, ka nahafaty olo-
-marobe.
6 F' i Peka zanaky Remalia nahafaty roa
alina amby iray hetsy lahy indrai-andro
tamy ny Ioda, olo-mahery avokoa ; satria
nahafoy any Iehôvah Andriamanitry ny
razany izareo.
7 Ary Zikiry lehilahy mahery avy tamy
ny Efiraima, namono any Maseia zanaky
ny mpanjaka, sy Azirikama, mpanapaky
ny trano, ary Elikana, manamboninahitra
manarakaraky ny mpanjaka.
8 Ary ny zanaky Isiraely nitondra olona
roa hetsy ho babo, vehivavy, zanaka-lahy,
sy zanaka-vavy, avy tamy ny rahalahiny,
ary fananana be no baboiny koa, ka nen-
tiny ho any Samaria.
9 Fa nisy mpaminaniny Iehôvah teo, i
Odeda no anarany ; ary izy nivoaka hi-
tsena ny miaramila izay nankany Samaria,
ka hoy izy taminy, Indro, ny fahatezerany
Iehôvah Andriamanitry ny razanareo tamy
ny Ioda no nanolorany azy tany an-tàna-
nareo, ka namonoanareo azy tamy ny faha-
tezerana izay mahatratry ny lanitra.
10 Ary ankehitriny, hianareo mikiasa ha-
nao ny zanaky Ioda, sy ny Ieriosalema, ho
andevo-lahy sy ho andevo-vavy ho anareo :
tsy manan-keloka aminy Iehôvah Andria-
manitrareo va hianareo, dia hianareo hiany?
11 Ary ankehitriny, mihainoa ahy, ka
ampodio indray ny babo izay efa no baboi-
nareo tamy ny rahalahinareo : fa mirehitra
aminareo ny fahatezerany Iehôvah.
12 Ary ny loholona sasany, lohany ny za-
naky Efiraima, i Azaria zanaky Iôhanana,
i Berekia zanaky Mesilemota, sy Iehizikia
zanaky Salioma, ary Amasa zanaky Ha-

dilay, dia nitsangana hanohitry izay tonga
avy tany an-tafikia,
13 Ka hoy izareo taminy, Aza mampi-
ditry ny babo ho aty hianareo: fa hanan-
-keloka aminy Iehôvah isikia, ka mikiasa
hanampy ny fahotantsikia sy ny helotsikia
hianareo: fa be ny helotsikia, ary mirehitra
amy ny Isiraely ny fahatezerana.
14 Dia navelany ny mpanafikia ny olona,
sy ny fananana izay efa no baboiny, teo
anatrehany ny andriandahy, sy ny fiango-
nan-drehetra.
15 Ary ny lehilahy izay voa tonona ana-
rana nitsangana, dia naka ny olona babo,
ka no tafiany izay rehetra nitanjaka teo
aminy, dia nakanjoany, sy no kiraroany, ary
nomeny hanina ka nampisotroiny izareo,
dia no hosoran-tsolikia, ka nampitaingeniny
ampondra izay rehetra tsy afaka nandeha,
ka nentiny ho any Ierikô, tanàna be hazo
rofia, ho any amy ny rahalahiny: dia nive-
rina ho any Samaria izareo.
16 Taminy izany andro izany, dia nani-
rak' olona i Ahaza mpanjaka, hankany amy
ny mpanjaka any Asiria, *ka nangataka ta-
miny* hamonjy azy.
17 Ary tonga indray ny olon-Edoma, ka
namely ny Ioda, ary nitondra olona ho
babo.
18 Ary ny Filisitia nanafiky ny tanàna
eo amy ny tany lemaka, sy ny atsimony
Ioda, ka nahafaka any Beti-semesa, sy Aia-
lona, sy Gederota, sy Soko ambany ny
zana-bohitra teo, sy Timina ambany ny
zana-bohitra teo, ary Gimizo ambany ny
zana-bohitra teo: dia nonina teo izareo.
19 F' Iehôvah nanetry ny Ioda noho i
Ahaza mpanjaka any Isiraely; fa nana-
ratsy ny Ioda izy, ka nanota taminy Iehô-
vah indrindra.
20 Ary Tiligata-pilinesera mpanjaka any
Asiria nankany aminy, ka nampahory azy,
fa tsy nampahery azy.
21 F' i Ahaza naka zavatra teo an-tranony
Iehôvah, sy teo an-tranony ny mpanjaka,
ary tamy ny andriandahy, ka nomeny any
ny mpanjaka any Asiria: fa tsy namonjy
azy izy.
22 Ary tamy ny andro fahoriany, dia
mainkia nanota bebe kokoa taminy Iehô-
vah izy; dia i Ahaza mpanjaka hiany.
23 Ary nanala-voady ho any ireny an-
driamanitra Damaseko, izay namely azy,
izy: ka hoy izy, Satria namonjy ny mpan-
jaka any Siria ireo andriamaniny, koa ha-
nala-voady ho any ireny aho, hamonjeny
ahy. Fa fandringianana azy ambany ny
Isiraely rehetra ireny.
24 Dia namory ny fanaka eo an-tranon'
Andriamanitra i Ahaza, ka no vakivakiny
ny fanaka eo an-tranon' Andriamanitra, dia
nanidy ny varavarany ny tranony Iehôvah
izy, ka nanao fivoadiana teo amy ny zoro
rehetra tany Ieriosalema.
25 Ary nanao fitoeran' avo teo an-tanàna
rehetra any Ioda izy, handoroana zava-
-manetona ho any ireny andriamani-tsi-izy,
ka nampahatezitra any Iehôvah Andria-
manitry ny razany izy.
26 Ary ny asany sisa, ambany ny làlany
rehetra, ny voalohany sy ny farany, indro,
voa soratra eo amy ny bokiny ny mpan-
jaka any Ioda sy Isiraely.
27 Ary Ahaza nodi-mandry tamy ny ra-
zany, ka nalevina teo an-tanàna, dia tany
Ieriosalema; fa tsy mba nentina ho any
am-pasany ny mpanjaka any Isiraely izy:
ary Hezekia zanany nanjaka nandimby azy.

## TOKO XXIX.

EFA dimy amby roa-polo taona i Hezekia,
raha vao nanjaka izy, ary nanjaka sivy
amby roa-polo taona tany Ieriosalema izy.
Ary Abia, zanaka-vaviny Zekaria, no ana-
ran-dreniny.
2 Ary nanao izay marina teo imasony
Iehôvah izy, araky izay rehetra nataony
Davidy rainy.
3 Izy namoha ireo varavarany ny tranony
Iehôvah, ka namboatry ireo *varavarana*,
tamy ny voaloham-bolana tamy ny voalo-
han-taonany ny nanjakany.
4 Dia nampiditry ny mpisorona sy ny
zana-Devy teo izy, ka nangoniny teo amy
ny làlam-be atsinanana izareo.
5 Ary hoy izy taminy, Mihainoa ahy, hia-
nareo zana-Devy, hasino-tena, ary hasino
ny tranony Iehôvah Andriamanitry ny ra-
zanareo, ka esory ny maloto amy ny fitoera-
-masina.
6 Fa ny razantsikia nanota, ka nanao
ratsy teo imasony Iehôvah Andriamani-
tsikia, dia nahafoy Azy, ka nampiala ny
tavany tamy ny fonenany Iehôvah, ka
niamboho izareo.
7 Ary nanidy ny varavarany ny trano-

-fidirana izareo, ka namono ny jiro, ka tsy
nandoro zava-manetona na nanatitra fana-
titra hodorana teo amy ny fitoera-masina
ho an' Andriamanitry ny Isiraely.
8 Dia latsaka tamy ny Ioda sy ny Ierio-
salema ny fahatezerany Iehôvah, ary Izy
nanolotra azy hampahorina, ho fitalanjo-
nana, ary ho fisiahana, toy ny hitany ny
masonareo hiany.
9 F' indro, lavon-tsabatra ny razantsikia;
ary ny zanatsikia-lahy, sy ny zanatsikia-
-vavy, ambany ny vadintsikia, efa babo
noho izany.
10 Ankehitriny efa omby am-poko hanao
fanekena aminy Iehôvah Andriamanitry ny
Isiraely, hialany ny firehetany ny fahateze-
rany amintsikia.
11 Ry zanako, aza malaina hianareo an-
kehitriny: f' Iehôvah efa nifidy anareo
hijanona eo anatrehany, hanompo Azy, dia
hanao ny fanompoana Azy, sy handoro
zava-manetona.
12 Dia nitsangana ny zana-Devy, i Ma-
hata zanaky Amasay, ary Iôela zanaky
Azaria, avy tamy ny zanaky Kohata; ary
avy tamy ny zanaky Merary, i Kisa zanaky
Abidy, ary Azaria zanaky Iehalelela; ary
avy tamy ny Gerisona, Ioa zanaky Zima,
ary Edena zanaky Ioa.
13 Ary avy tamy ny zanaky Elizafana; i
Simiry, sy Ieiela; ary avy tamy ny zanaky
Asafa, i Zekaria sy Matania:
14 Ary avy tamy ny zanaky Hemana,
Iehiela, sy Simey; ary avy tamy ny za-
naky Iediotiona, i Semaia, sy Ioziela.
15 Dia nanangony ny rahalahiny izareo,
dia nanamasin-tena, ka nandeha, araky
ny teniny ny mpanjaka, manaraky ny te-
niny Iehôvah, mba hanadio ny tranony
Iehôvah.
16 Ary ny mpisorona niditra teo anatiny
ny tranony Iehôvah, mba hanadio izany, ka
nentiny nivoaka ny maloto rehetra izay
hitany teo amy ny tempoliny Iehôvah, ho
amy ny kianjany ny tranony Iehôvah. Dia
nalainy ny zana-Devy izany ho entiny
mivoaka ho any amy ny renirano Ki-
drôna.
17 Dia vao nanamasiny ny tranony Iehô-
vah izareo, tamy ny andro voalohany amy
ny volana voalohany: ary tamy ny andro
fahavalo amy ny volana, dia nankeo an-
-trano-fidirana any Iehôvah izareo, dia na-
namasiny ny tranony Iehôvah, havaloan'
andro, ka nahavita izany tamy ny andro
fahenina amby ny folo amy ny volana voa-
lohany.
18 Dia niditra teo aminy Hezekia mpan-
jaka izareo, ka nanao hoe, Voa dionay ny
tranony Iehôvah avokoa, ary ny fivoa-
diany ny fanatitra hodorana, ambany
ny fanaka rehetra momba izany, ary ny
latabatry ny mofo aseho, ambany ny fanaka
rehetra momba izany.
19 Ary ny fanaka rehetra izay nariany
Ahaza mpanjaka, tamy ny fahotany
raha nanjaka izy, efa namboarinay sy no
hasininay, ary, indro, efa omby eo ano-
loany ny fivoadiany Iehôvah izy rehetra.
20 Dia nifoha maraina koa i Hezekia
mpanjaka, dia nampiangony ny mpana-
paky ny tanàna, ka niakatra ho any an-
-tranony Iehôvah.
21 Ary izareo nitondra omby fito, sy
ondri-lahy fito, sy zanak' ondry fito, ary osi-
-lahy fito, ho fanatitra noho ny ota ho any
ny fanjakana, sy ho any ny fitoera-masina,
ary ho any ny Ioda. Ary ny mpisorona
zanaky Arona no nasainy hanatitry izany
eo ambony ny fivoadiany Iehôvah.
22 Dia namono ny omby izareo, ary ny
mpisorona naka ny ra, ka nafafiny tamy
ny fivoadiana, dia namono ny ondri-lahy
izareo, ka nafafiny tamy ny fivoadiana ny
ra: dia namono ny zanak' ondry *koa* izareo,
ka nafafiny tamy ny fivoadiana ny ra.
23 Ary ny osi-lahy izay naterina ho fanati-
tra noho ny ota, nentiny ho eo anatrehany
ny mpanjaka sy ny fiangonana: ary name-
traky ny tànany teo amboniny izareo:
24 Dia no vonoiny ny mpisorona ireny
*osi-lahy*, ary ny rany nataony tamy ny
fivoadiana, ho fanavotana hanavotany ny
Isiraely rehetra: fa ny Isiraely rehetra
nasaïny ny mpanjaka nanavana fanatitra
hodorana, sy fanatitra noho ny ota.
25 Ary nampitoetry ny zana-Devy teo
an-tranony Iehôvah izy, ka nitondra ki-
pantsona, sy valiha, ary lokanga, izareo,
araky ny didiny Davidy, sy Gada mpizaha
ho any ny mpanjaka, ary Natana mpami-
nany: f' izany no nampandidiany Iehôvah
ny mpaminaniny.
26 Ary ny zana-Devy nijanona mitana
ny fanava-miosikia nataony Davidy, ary ny
mpisorona mitana ny trompetra.
27 Dia nasainy Hezekia naterina ny fa-
nalamboady hodorana teo ambony ny fivoa-

diana. Ary raha vao nateriny ny fanalam-
boady hodorana, dia vao nihira hidera any
Iehôvah ny olona, tamy ny trompetra, sy
ny fanava-miosikia nataony Davidy mpan-
jaka any Isiraely.
28 Ary ny fiangonan-drehetra nivavaka,
ary ny mpihira nihira, ary ny mpampa-
neno trompetra nanao miosikia: ary tsy
mba nitsahatra izany rehetr' izany mandra-
-pahavitany nanatitry ny fanalamboady
hodorana.
29 Ary rehefa vitany nanatitry ny fana-
lamboady, dia niondrikia ny mpanjaka
ambany izay rehetra nomba azy, ka niva-
vaka.
30 Ary Hezekia mpanjaka sy ny andrian-
dahy nandidy ny zana-Devy hidera any Ie-
hôvah, amy ny teniny Davidy sy Asafa
mpizaha. Dia nihira dera izareo, ka faly,
dia niondrikia, ka nivavaka.
31 Dia namaly Hezekia, ka nanao hoe,
Efa nanokan-tena ho any Iehôvah hianareo
ankehitriny izao: manatòna, ka mitondrà
fanalamboady, sy fanatitra fisaorana, ho
any an-tranony Iehôvah. Ary ny fian-
gonana dia nitondra fanalamboady sy
fanatitra fisaorana, ary izay rehetra
nanao sitra-po, dia *nitondra* fanatitra hodo-
rana.
32 Ary ny isany ny fanatitra hodorana
izay nentiny ny fiangonana, dia omby fito-
-polo, ondri-lahy zato, sy zanak' ondry roan-
-jato: izany rehetr' izany natao fanatitra
hodorana ho any Iehôvah.
33 Ary ny zavatra natokana, dia omby
enin-jato, ary ondry telo arivo.
34 Fa vitsy loatra ny mpisorona, ka tsy
nahendaky ny fanatitra hodorana rehetra:
dia nanampy azy ny zana-Devy rahalahiny,
mandra-pahavitany ny raharaha, ary man-
dra-pahavitany ny mpisorona sasany ha-
nokan-tena: fa ny zana-Devy efa na-
hitsi-fo lavitra noho ny mpisorona, hano-
kan-tena.
35 Ary koa, be ny fanatitra hodorona,
ambany ny taviny ny fanatitra fisaorana,
sy ny fanatitr' aidina momba ny fanatitra
hodorana. Izany no nandaharany ny fa-
nompoana teo an-tranony Iehôvah.
36 Dia faly Hezekia, ambany ny olon-
-drehetra, noho ny nanamboaran' Andria-
manitra ny olona: fa vita faingiana ny
raharaha.

## TOKO XXX.

Dia nanirak' olona i Hezekia ho amy ny
Isiraely sy ny Ioda rehetra, ka nanoratra
taratasy ho amy ny Efiraima sy ny Manase
koa, mba hankanesany an-tranony Iehô-
vah any Ieriosalema, mba hitandriny ny
pasaka ho any Iehôvah Andriamanitry ny
Isiraely.
2 Fa ny mpanjaka, sy ny andriandahiny,
sy ny fiangonan-drehetra tany Ieriosalema,
naka saina hitandriny ny pasaka amy ny
volana faharoa.
3 Fa tsy nahatandriny izany taminy izay
izareo, fa tsy ampy ny mpisorona izay efa
nanokan-tena, ary ny olona tsy mbola
nivory tany Ieriosalema.
4 Dia nankasitraky izany ny mpanjaka
ambany ny fiangonan-drehetra.
5 Dia nasainy nantsoina an-kabary ny
Isiraely rehetra, hatrany Beriseba, ka ha-
trany Dana, mba hankeo hitandriny ny
pasaka ho any Iehôvah Andriamanitry ny
Isiraely any Ieriosalema: f' efa ela no tsy
nanavany izany araky izay voa soratra.
6 Dia lasa ny tetezan' olona nitondra ny ta-
ratasiny ny mpanjaka sy ny andriandahiny
hitety ny tany Isiraely sy Ioda rehetra,
ka *nitondra teny* araky ny didiny ny mpan-
jaka, hoe, Hianareo zanaky Isiraely, mive-
rena indray ho aminy Iehôvah Andriamani-
try Abirahama, Isaka, sy Isiraely, ary Izy
kosa hiverina ho aminareo sisa izay afaka
tamy ny tànany ny mpanjaka any Asiria.
7 Aza manahaky ny razanareo, sy ny
rahalahinareo, izay nanota taminy Iehôvah
Andriamanitry ny razany, k' izany no nano-
lorany azy ho rava, toy izay hitanareo.
8 Ankehitriny, aza mafy hatoka tahaky
ny razanareo, fa manolora-tena ho any
Iehôvah, ka midira eo amy ny fitoerany
masina, izay no hasininy ho mandrakizay:
dia manompoa any Iehôvah Andriamani-
trareo, hialany ny firehetany ny fahateze-
rany aminareo.
9 Fa raha miverina aminy Iehôvah hia-
nareo, ny rahalahinareo sy ny zanakareo dia
*hahazo* famindram-po eo anatrehany izay
namabo azy, ka dia hody aminy itoy tany
itoy izareo: fa miantra sy mamindra-fo
Iehôvah Andriamanitrareo, ary tsy hampia-
la ny tavany aminareo Izy, raha miverina
aminy hianareo.

10 Ary ny tetezan' olona nitety ny ta-
nàna teo amy ny tany Efiraima, sy Manase,
hatrany Zebiolona: fa ny olona nihiomehy
sy naneso azy.
11 Kanefa maro teo amy ny Asera, sy ny
Manase, sy ny Zebiolona, nanetri tena
hiany, ka nankany Ieriosalema.
12 Ny tànan' Andriamanitra koa nomba
ny Ioda, ka nanome azy fo iray hankato ny
didiny ny mpanjaka sy ny andriandahy,
araky ny teniny Iehôvah.
13 Ary nisy olona maro nivory tany Ie-
riosalema hitandriny ny fanasany ny mofo
tsi-masirasira, tamy ny volana faharoa,
marobe ny olona nivory teo.
14 Dia nitsangana izareo, ka nanesotry
ny fivoadiana izay tany Ieriosalema; ary
ny fivoadian-drehetra hanaterany ny zava-
-manetona nesoriny sy nariany tany amy
ny renirano Kidrôna.
15 Dia namono ny pasaka tamy ny andro
fahefatra amby ny folo amy ny volana
faharoa izareo: ary menatra ny mpisorona
sy ny zana-Devy, dia nanokan-tena izareo,
ka nampiditry ny fanatitra hodorana ho
any an-tranony Iehôvah.
16 Dia nijanona teo amy ny fitoerany
araky ny fanaony izareo, manaraky ny
lalàny Mose lehilahin' Andriamanitra: ny
mpisorona namafy ny ra, izay no raisiny
tamy ny tànany ny zana-Devy.
17 Fa nisy maro tamy ny fiangonana izay
tsy nanamasin-tena: ary ny zana-Devy
nasaina hamono ny pasaka hisolo ny tsi
-madio rehetra, hanamasina azy ho any
Iehôvah.
18 Fa ny olona marobe, dia maro tamy ny
Efiraima sy ny Manase, sy ny Isakara, sy
ny Zebiolona, tsy mba nanadio-tena; kanefa
nihinany ny pasaka hiany izareo, fa tsy
manaraky izay voa soratra. F' i Hezekia
nifona ho azy, ka nanao hoe, Ry Iehôvah
tsara, mamelà-heloka azy rehetra,
19 Dia izay mamboatry ny fony hitady an'
Andriamanitra, Iehôvah Andriamanitry ny
razany, na dia tsy araky ny fahadiovany
ny fitoera-masina.
20 Ary Iehôvah nihaino any Hezekia, ka
nahasitrany ny olona.
21 Ary ny zanaky Isiraely izay tany Ie-
riosalema, dia nitandriny ny fanasany ny
mofo tsi-masirasira hafitoan' andro, ka
nifaly indrindra: ary ny zana-Devy sy ny
mpisorona nidera any Iehôvah isan' andro,
*ka nihira* tamy ny fanava-miosikia maneno
hidera any Iehôvah.
22 Ary Hezekia nilaza teny mahafaly ny
zana-Devy rehetra, zay nampianatry ny olo-
na ny fahalalan-tsara any Iehôvah, ary nihi-
nany ny fanasana hafitoan' andro izareo,
dia nanatitra fanatitra fisaorana, ka naneky
ny helony taminy Iehôvah Andriamanitry
ny razany.
23 Ary sitraky ny fiangonan-drehetra
hitandrina hafitoan' andro indray: ary ni-
tandrina hafitoan' andro koa tamy ny fifa-
liana izareo.
24 F' i Hezekia mpanjaka any Ioda na-
nome omby arivo, sy ondry fito arivo, ho
any ny fiangonana: ary ny andriandahy
nanome omby arivo sy ondry iray alina, ho
any ny fiangonana: ary maro ny mpiso-
rona nanamasin-tena.
25 Dia nifaly ny fiangonan-drehetra any Io-
da, ambany ny mpisorona sy ny zana-Devy,
ary ny fiangonan-drehetra izay avy tamy ny
Isiraely, ambany ny vahiny izay avy tamy
ny tany Isiraely, ary izay nonina tany Ioda.
26 Dia lehibe ny fifaliana tany Ieriosa-
lema; fa tsy mbola nisy tahaky izany tany
Ieriosalema hatramy ny androny Solomona
zanaky Davidy mpanjaka any Isiraely.
27 Dia nitsangana ny mpisorona sy ny
zana-Devy, ka nitsio-drano ny olona: ary
*Andriamanitra* nandre ny feony, sady nia-
katra ho any amy ny fonenany masina any
an-danitra ny fivavahany.

## TOKO XXXI.

Ary rehefa vita izany rehetr' izany, dia
nivoaka ny Isiraely rehetra izay teo, han-
kany aminy ireo tanàna any Ioda, ka nano-
rotoro ny endri-javatra, sy nijinja ny endrik'
Asitoreta, ary nandrava ny fitoeran' avo,
sy ny fivoadiana tany Ioda sy Beniamina
avokoa, ary teo amy ny Efiraima sy ny
Manase, mandra-pandravany ireny rehetr'
ireny. Dia samy niverina ny zanaky
Isiraely rehetra ho any amy ny fonenany
avy, ho any an-tanànany.
2 Ary no tendreny Hezekia ny filaharany
ny mpisorona sy ny zana-Devy, araky ny
fifandimbazany ny isan' olona, araky ny fa-
nompoany ny mpisorona sy ny zana-Devy
amy ny fanatitra hodorana, sy ny fanatitra
fisaorana, hanompo sy hisaotra, ary hidera
eo am-bavahadiny ny tobiny Iehôvah.

 

3 Ary voa tendry ny anjarany ny mpanjaka
avy amy ny fananany, ho amy ny fanatitra
hodorana, dia ho amy ny fanatitra hodorana
marain-tsi-hariva, sy ny fanatitra hodorana
hatao amy ny sabata, sy amy ny tsinambola-
na, ary amy ny andro fanasana, araky ny
voa soratra eo amy ny lalàny Iehôvah.
4 Ary izy nandidy ny olona izay nonina
tany Ieriosalema hanome ny anjarany ny
mpisorona sy ny zana-Devy, mba hihiahery
eo amy ny lalàny Iehôvah izareo.
5 Ary nony niely izany teny izany, dia
nentiny ny zanaky Isiraely ny voaloham-
-bokatra betsaka avy amy ny vary, ny divay,
sy ny solikia, sy ny tantely, ary ny vokatra
rehetra any an-tsaha; ary ny fahafolon-kare-
na amy ny zavatra rehetra nentiny betsaka.
6 Ary ny zanaky Isiraely sy Ioda izay
nonina teo aminy ireo tanàna any Ioda,
izareo koa nitondra ny fahafolony ny omby
sy ny ondry, ary ny fahafolony ny zava-
-masina izay natokana ho any Iehôvah An-
driamaniny, ka nataony antontany marobe.
7 Vao nanangany ny antontany tamy ny
volana fahatelo izareo, ka vita tamy ny vo-
lana fahafito.
8 Ary nony tonga i Hezekia sy ny andri-
andahiny, ka nahita ny antontany, dia nisao-
tra any Iehôvah, sy ny Isiraely olony, izareo.
9 Ary Hezekia nanontany ny zana-Devy sy
ny mpisorona ny aminy ireny antontany
ireny.
10 Dia namaly azy i Azaria mpisorona be
avy tamy ny mpianakaviny Zadoka, ka na-
nao hoe, Hatrizay vao nitondrany ny olona
ny fanatitra ho any an-tranony Iehôvah,
dia nihinana be, ka voky, ary be no am-
biny: f' Iehôvah nitahy ny olony, ary ireo
zavatra be ireo no ambiny.
11 Dia nasainy Hezekia hamboariny tra-
no-miefitra teo an-tranony Iehôvah, dia
namboariny.
12 Dia nanao araky ny mety hatao izareo,
ka nampiditry ny fanatitra, sy ny fahafo-
lon-karena, ambany ny zava-masina: izay no
tandremany Konania zana-Devy, sy Simey
rahalahiny manarakaraka azy.
13 Ary Iehiela, sy Azazia, sy Nahata, sy
Asahela, sy Ierimôta, sy Iôzabada, sy Eliela,
sy Isimakia, sy Mahata, ary Benaia, no
antony, izay no feheziny Konania sy Simey
rahalahiny, araky ny didiny Hezekia mpan-
jaka, sy Azaria, mpanapaky ny tranon'
Andriamanitra.
14 Ary Kore zanaky Imina zana-Devy,
mpiambiny ny varavarana atsinanana, no
antony ny fanatitra sitra-po ho an' Andria-
manitra, hizara ny zavatra naterina ho any
Iehôvah, sy ny zava-masin' indrindra.
15 Ary manarakaraka azy, i Edena, sy
Miniamina, sy Iesioa, sy Semaia, i Amaria,
sy Sekania, teo an-tanànany ny mpisorona,
nanao araky ny mety hatao, ka nanome
ny rahalahiny, *izay anjarany avy*, araky ny
an-tokony, na ho any ny lehibe, na ho any
ny kely;
16 (Afa tsy ny lahy voa isa, hatramy ny
telo taona noho miakatra, dia izay rehetra
nankeo an-tranony Iehôvah, handray ny
anjarany isan' andro, ho tambiny ny fano-
mpoany, araky ny raharahany teo amy ny
an-tokony mifandimby.
17 Ary ny fanisany ny mpisorona natao
araky ny tranon-drazany, ary ny zana-
-Devy, hatramy ny roa-polo taona noho
miakatra, teo amy ny raharahany, araky
ny an-tokony mifandimby ;)
18 Ary hanao ny fanisany ny zaza madi-
nikia rehetra, ny vadiny, sy ny zanani-
-lahy, ary ny zanani-vavy, eo amy ny fiango-
nan-drehetra: fa araky ny fahamarinany no
nanamasinan-tena ho amy ny zava-masina:
19 Ary ny amy ny zanaky Arona mpiso-
rona, izay tany an-tsahany ny tamboho ma-
nodidiny ny tanànany, teo amy ny isan-
-tanàna, dia izareo koa nanan' olona sa-
sany, izay voa tonona anarana, hanome
anjara ho any ny lahy rehetra eo amy ny
mpisorona, sy izay rehetra voa isa teo amy
ny zana-Devy.
20 Ary Hezekia mpanjaka nanao araky
izany teo amy ny tany Ioda rehetra, ka
nanao izay tsara, sady marina no mahitsy,
teo anatrehany Iehôvah Andriamaniny.
21 Ary ny asa rehetra izay vao nataony,
ny amy ny fanompoany ny tranon' Andria-
manitra, ary ny amy ny lalàna aman-didy,
hitady an' Andriamaniny, dia nataony
tamy ny fony rehetra izany, ka nam-
binina.

## TOKO XXXII.

REHEFA afak' izany, k' efa vita izany asa
marina izany, dia tonga i Senakeriba mpan-
jaka any Asiria, dia niditra tany Ioda, ka
nitoby teo tandrifiny ny tanàna mirova, ka
nihievitra hahafaky ireny ho an-tena.

2 Ary nony hitany Hezekia fa tonga i
Senakeriba, ka nikiasa hiady aminy Ierio-
salema,
3 Dia nila saina tamy ny andriandahy
sy ny olony mahery izy, hanampiny ny
rano avy amy ny loharano izay eo ivelany
ny tanàna: dia nanampy azy izareo.
4 Dia nivory ny olona maro, izay nanam-
piny ny loharano rehetra, sy ny renirano
izay mandeha eo afovoany ny tany, fa hoy
izareo, Nahoana no ho avy ny mpanjaka
any Asiria, ka hahita rano be?
5 Dia nampaheri-tena izy, ka namboatry
ny mànda rava rehetra, dia nanovony *ny
mànda* teo amy ny trano-fiarovana, ary
*nanao* ny mànda hafa koa teo ivelany, dia
namboatra any Milo teo an-tanànany Da-
vidy, ary namboatra lefona aman' ampingia
betsaka.
6 Dia nanendry mpifehy ny miaramila
hifehy ny olona izy, ka nampiangona azy
hankeo aminy, teo an-dàlam-be mankany
amy ny vavahadin-tanàna, ka nanao teny
soa taminy, hoe,
7 Mahereza, ka matokia, aza matahotra,
na mamoi-fo noho ny mpanjaka any Asiria,
sy ny hamaroany ny olon-drehetra izay
momba azy: fa lehibebe kokoa ny momba
antsikia noho ny momba azy:
8 Sandri-mofo no momba azy, f' Iehôvah
Andriamanitsikia kosa momba antsikia, ha-
monjy antsikia, ka hiady ny adintsikia.
Ary ny olona natoky ny teniny Hezekia
mpanjaka any Ioda.
9 Rehefa afak' izany, dia nirahiny Sena-
keriba mpanjaka any Asiria ny mpanompo-
ny sasany, hankany Ieriosalema, (f' izy amba-
ny izay rehetra no feheziny, dia nanao fahira-
no any Lakisa,) ho any aminy Hezekia mpan-
jaka any Ioda, ary ho any amy ny Ioda
rehetra izay tany Ieriosalema, ka nanao hoe,
10 Izany no lazainy Senakeriba mpanjaka
any Asiria, Inona no itokianareo, no mi-
toetra eo an-trano-fiarovana any Ieriosa-
lema hianareo?
11 Tsy Hezekia va no nitaona anareo
hanolo-tena ho matiny ny mosary sy ny
hetaheta, ka manao hoe, Iehôvah Andria-
manitsikia hamonjy antsikia amy ny tàna-
ny ny mpanjaka any Asiria?
12 Tsy io Hezekia io va no nanesotry ny
fitoeran' avony, sy ny fivoadiany, ary nan-
didy ny Ioda sy ny Ieriosalema, ka nanao
hoe, Eo tandrifiny ny fivoadiana iray no
hivavahanareo, sy handoroanareo zava-ma-
netona?
13 Tsy fantatrareo v' izay nataoko, dia
izaho sy ny razako, tamy ny olona teo amy
ny tany hafa rehetra? ireny andriamanitry
ny firenen-tsamihafa teo amy ny tany
maro va nahavonjy ny taniny akory tamy
ny tànako?
14 Iza no aminy ireo andriamanitra re-
hetra amy ny firenen-tsamihafa, izay narin-
giany ny razako, no nahavonjy ny olony
tamy ny tànako, dia hahavonjy anareo amy
ny tànako va ny Andriamanitrareo?
15 Ary ankehitriny, aza avela hamitaka
anareo i Hezekia, ary aza avela hitaona ana-
reo tahak' izany izy, ary aza mino azy hia-
nareo, fa tsy nisy andriamanitra teo amy ny
firenena amam-panjakana rehetra naha-
vonjy ny olony tamy ny tànako sy ny tà-
nany ny razako, ary ny andriamanitrareo
koa tsy hahavonjy anareo amy ny tànako.
16 Ary ny mpanompony vao mainkia ni-
teny ratsy any Iehôvah Andriamanitra, sy
Hezekia mpanompony.
17 Ary nanoratra taratasy hanompa any
Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely izy, dia
niteny ratsy Azy, ka nanao hoe, Tahaky
ny tsy nahavonjeny ireny andriamanitry
ny firenen-tsamihafa eo amy ny tany maro
ny olony tamy ny tànako, no tsy haha-
vonjeny Andriamanitry Hezekia ny olony
amy ny tànako.
18 Dia niantso tamy ny feo mahery
izareo, ka nanao teniny ny Ioda, ho reny
ny olon-Ieriosalema izay teo ambony ny
mànda, hampitahorany sy hampahoriany
azy; mba hahafahany ny tanàna.
19 Ka dia nanaratsy any *Iehôvah* An-
driamanitry ny Ieriosalema izareo, toy ny
nanaratsiany ireny andriamanitry ny fire-
nen-tsamihafa eo amy ny tany, izay no
asan-tànan' olona hiany.
20 Dia nivavaka i Hezekia mpanjaka,
sy Isaia mpaminany zanaky Amoza, noho
izany, ka nitaraina tamy ny lanitra.
21 Ary Iehôvah naniraka anjely izay na-
mono ny olo-mahery sy matanjaka rehetra,
sy ny andriandahy, ary ny mpifehy, teo an-
-tobiny ny mpanjaka any Asiria. Dia
nody ho any amy ny taniny izy, ka me-
natra. Ary nony tonga teo an-tranon'
andriamaniny izy, dia namono sabatra azy
ny *zanani-lahy* sasany, izay navoaky ny
kibony.

22 Izany no namonjeny Iehôvah any Hezekia sy ny mponina tany Ieriosalema tamy ny tànany Senakeriba mpanjaka any Asiria, ary tamy ny tànany ny olon--drehetra, dia nampaneky ny olona manodidina azy Izy.

23 Ary olona marobe nitondra fanatitra ho any Iehôvah hankany Ieriosalema, ary zavatr' omena ho any Hezekia mpanjaka any Ioda: dia nalaza teo imasony ny firenen-drehetra hatrizay izy.

24 Narary efa ho faty Hezekia fahizay, ka nivavaka taminy Iehôvah: dia niteny taminy Izy, ka nanome azy famantarana.

25 F' i Hezekia tsy mba namaly *an' Andriamanitra* araky izay soa nataony taminy; fa niavonavona ny fony: dia latsaka fahatezerana taminy, sy tamy ny Ioda, ary tamy ny Ieriosalema.

26 Kanefa i Hezekia nanetri-tena noho ny fiavonavonany ny fony, izy ambany ny mponina tany Ieriosalema, ka dia tsy latsaka fahatezerana taminy, dieny mbola velona i Hezekia.

27 Ary Hezekia nanan-karena amam-boninahitra be indrindra: ary izy nanao ho azy firaketam-bolafotsy, sy volamena, sy vato soa, sy zava-manitra, ary ampingia, ambany izay zava-tsoa rehetra;

28 Sompitra hasiana vary vokatra, sy divay, ary solikia; ary fitoerana hitoerany ny biby samihafa rehetra, sy fisoko hitoerany ny ondry.

29 Ary nanao tanàna maro ho an-tena izy, ary nanan' ondry sy omby betsaka izy: fa Andriamanitra nanome azy fananana be indrindra.

30 Ary io Hezekia io no nanampiny ny fivoahan-drano ambony any Gihona, ka nitondra *ny rano* hidina mahitsy ho any andrefany ny tanànany Davidy. Ary nambinina tamy ny asany rehetra i Hezekia.

31 Nefa teo amy ny *raharahany* ny iraky ny andriandahy any Babilona, izay nanirak' olona ho any aminy mba hanontany ny zava-mahagaga natao teo amy ny tany, dia nandao azy Andriamanitra, mba hizahani-toetra azy, hahalalany izay rehetra eo am-pony.

32 Ary ny asany Hezekia sisa, ambany ny soa nataony, indro, voa soratra eo amy ny tsindrimandriny Isaia mpaminany zanaky Amoza, ary eo amy ny bokiny ny mpanjaka any Ioda sy Isiraely.

33 Ary Hezekia nodi-mandry tamy ny razany, ka nalevina teo amy ny fiakarana ho any amy ny fasany ny zanaky Davidy: ary ny Ioda rehetra ambany izay rehetra nonina tany Ieriosalema, nanome voninahitra azy rehefa maty izy. Ary Manase zanany nanjaka nandimby azy.

## TOKO XXXIII.

EFA roa amby ny folo taona i Manase raha vao nanjaka izy, ary nanjaka dimy amby dimam-polo taona tany Ieriosalema izy:

2 F' izy nanao ratsy teo imasony Iehôvah, araky ny fahavetavetany ny firenen-tsamihafa, izay no roahiny Iehôvah teo alohany ny zanaky Isiraely.

3 F' izy nanangan' indray ny fitoeran' avo izay no ravany Hezekia rainy, ary nanao fivoadiana ho any ny Bala maro, dia nanao ireo endrik' Asitoreta, ka nivavaka taminy izay rehetra eo amy ny lanitra, ka nanompo ireny.

4 Ary izy nanao fivoadiana teo an-tranony Iehôvah, izay nilazany Iehôvah hoe, Ieriosalema no hitoerany ny anarako mandrakizay.

5 Ary izy nanao fivoadiana ho any izay rehetra eo amy ny lanitra, teo anatiny ny kianja roa amy ny tranony Iehôvah.

6 Ary izy nampandeha ny zanany hamaky ny afo, teo an-dohasahany ny zanaky Hinoma: ary nanao hitsak' andro izy, dia nanao odi-mahery, sy mosavy, ary nila saina tamy ny mpanao fankatovana, sy ny mpisikidy: nanao ratsy indrindra teo imasony Iehôvah izy, ka dia nampahatezitra Azy izy.

7 Ary izy nanandratra endri-javatra misoritra, dia ny sampy izay nataony, teo an-tranon' Andriamanitra, izay nilazan' Andriamanitra taminy Davidy sy Solomona zanany, Io trano io sy Ieriosalema, izay no fidiko tamy ny firenen-drehetra amy ny Isiraely, hasiako ny anarako mandrakizay:

8 Ary tsy hampamindra ny tongotry ny Isiraely intsony Aho, hiala amy ny tany izay efa no tendreko hitoerany ny razanareo; raha hitandrina hanao izay rehetra nandidiako azy izareo, araky ny lalàna rehetra, sy ny didy, ary ny fitandremana izay nampitoeriny Mose.

9 Dia nampanota ny Ioda sy ny mpo-

nina tany Ieriosalema i Manase, ka nampanao azy zavatra ratsy mihoatra noho ny firenen-tsamihafa, izay naringiany Iehôvah teo alohany ny zanaky Isiraely.
10 Ary Iehôvah niteny taminy Manase sy ny olony: fa tsy nety nihaino izareo.
11 Ka dia nentiny Iehôvah, hamely azy, ny mpifehy ny miaramilany ny mpanjaka any Asiria, izay nisambotra any Manase teo anatiny ny tsilo, dia namatotra azy tamy ny gadra, ka nitondra azy ho any Babilona.
12 Ary rehefa fadiranovana izy, dia nitady ny tavany Iehôvah Andriamaniny izy, ka nanetri-tena indrindra teo anatrehan' Andriamanitry ny razany,
13 Ka nivavaka taminy: dia nankasitraka azy Izy, ka nihaino ny fifonany, dia nitondra azy ho any Ieriosalema indray ho amy ny fanjakany Izy. Dia fantatry Manase f' Iehôvah no Andriamanitra.
14 Ary rehefa afak'izany, dia nanao mànda teo ivelany ny tanànany Davidy izy, tany andrefana any Gihona, teo amy ny tany lemaka mipaka amy ny fidirana amy ny vavahadin-kazandrano, ka manodidina any Ofela, dia nataony avo dia avo, ary nanendry mpifehy ny mpiady ho eo an-tanàna mirova any Ioda izy.
15 Dia nanesotry ireny andriamanitra tsi--izy sy ny sampy tany an-tranony Iehôvah izy, ambany ny fivoadiana rehetra izay nataony teo an-tendrombohitry ny tranony Iehôvah, sy tany Ieriosalema, ka nariany teo ivelany ny tanàna.
16 Dia namboatry ny fivoadiany Iehôvah izy, ka nanatitra fanatitra fisaorana sy fanatitra fiderana teo amboniny, ary nandidy ny Ioda hanompo any Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely.
17 Kandrefa ny olona mbola nanala-voady teo amy ny fitoeran' avo hiany, anefa ho any Iehôvah Andriamaniny.
18 Ary ny asany Manase sisa, ambany ny fivavaka nataony tamin' Andriamaniny, sy ny teniny ireo mpizaha izay niteny taminy tamy ny anarany Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely, indro, *voa soratra* eo amy ny bokiny ny mpanjaka any Isiraely izany.
19 Ny fivavaka nataony koa, ambany ny nandraizan' Andriamanitra azy, ary ny fahotany, sy ny fahadisoany rehetra, ary ny fitoerana izay nataony ho fitoeran' avo, sy ny nananganany ny endrik' Asitoreta, ary ny endri-javatra misoritra, dieny tsy mbola nanetri-tena izy: indro, voa soratra eo amy ny filazany ny mpizaha izany.
20 Dia nodi-mandry, tamy ny razany, i Manase, ka nalevina teo an-tranony: ary Amona zanany nanjaka nandimby azy.
21 Efa roa amby roa-polo taona i Amona raha vao nanjaka izy, ary nanjaka roa taona tany Ieriosalema izy.
22 F' izy nanao ratsy teo imasony Iehôvah, tahaky izay nataony Manase rainy: f' i Amona *koa* nanala-voady ho any ireny endri-javatra misoritra rehetra izay nataony Manase rainy, ka nanompo ireny;
23 Ary izy tsy nanetri-tena teo anatrehany Iehôvah tahaky ny nanetreny Manase rainy tena: fa mainkia nanota bebe kokoa i Amona.
24 Dia niteti-dratsy azy ny mpanompony, ka namono azy teo an-tranony.
25 Fa ny olona tompon-tany namono izay rehetra efa niteti-dratsy any Amona mpanjaka; ary ny olona tompon-tany nampanjaka any Iosia zanany handimby azy.

## TOKO XXXIV.

Efa valo taona Iosia raha vao nanjaka izy, ary nanjaka iraik' amby telo-polo taona tany Ieriosalema izy.
2 Ary izy nanao izay marina teo imasony Iehôvah, ka nandeha tamy ny làlany Davidy rainy, ka tsy nivily, na ho amy ny ankavanana, na ho amy ny ankavia.
3 Fa tamy ny fahavalo taonany ny nanjakany, raha mbola zaza izy, dia vao nitady an' Andriamanitry Davidy rainy izy: ary tamy ny taona faharoa amby ny folo, dia vao nanadio ny Ioda sy Ieriosalema tamy ny fitoeran' avo sy ny endrik' Asitoreta izy, ary tamy ny endri-javatra misoritra sy ny endri-javatra anidina.
4 Dia nandrava ireo fivoadiany ny Bala maro teo anatrehany izareo; ary ny endri--masoandro, izay teo amboniny, no simbany; ary ny endrik'Asitoreta, sy ny endri--javatra misoritra, ary ny endri-javatra anidina, no vakivakiny, ka no mongomongoiny, ka nafafiny tamy ny fasany izay nanala-voady ho an' ireny.
5 Ary nandoro ny taolany ny mpisorona teo ambony ny fivoadiany ireny izy, ka nanadio ny Ioda sy Ieriosalema izy.
6 Ary izany nataony teo aminy ireo tanà-

nany ny Manase, sy ny Efiraima, ary ny
Simeona, hatrany Nafitaly manodidina, dia
teo an-tanànany rava.
7 Ary rehefa no ravany ny fivoadiana,
sy ny endrik' Asitoreta, k' efa no mongo-
mongoiny ho vovoka ny endri-javatra mi-
soritra, k' efa no ravany avokoa ny endri-
-masoandro teo amy ny tany Isiraely
rehetra, dia niverina ho any Ieriosalema
izy.
8 Ary tamy ny fahavalo amby ny folo
taonany ny nanjakany, rehefa no dioviny ny
tany sy ny trano, dia nirahiny *ny mpanjaka*
i Safana zanaky Azalia sy Maseia mpana-
paky ny tanàna, ary Ioa zanaky Iôahaza
mpitadidy, hamboatry ny tranony Iehôvah
Andriamaniny.
9 Ary rehefa tonga teo aminy Hilikia
mpisorona be izareo, dia natolony ny vola
izay nentiny, ho any an-tranon' Andriama-
nitra, izay nangoniny ny zana-Devy mpi-
ambiny ny varavarana, tamy ny Manase,
sy ny Efiraima, sy tamy ny sisa rehetra
amy ny Isiraely, ary tamy ny Ioda sy ny
Beniamina rehetra; dia niverina ho any
Ieriosalema izareo.
10 Dia natolony izany tany an-tànany ny
mpandraharaha izay nitandriny ny tranony
Iehôvah, ka nomeny ho any ny mpiasa
izay niasa teo an-tranony Iehôvah, ha-
namboarana, sy hanavany ny trano:
11 Dia nomeny ho any ny mpanefy, sy
ny mpandrafitra, izay hividianana vato
voa voatra, sy hazo hatao sakamandimby,
ary lampihazo ho amy ny trano izay no
ravany ny mpanjaka any Ioda.
12 Ary ny olona nanao ny asa araky ny
mety hatao: ary Iahata sy Obadia, zana-
-Devy, avy tamy ny zanaky Merary, ary
Zekaria sy Mesiolama, avy tamy ny zanaky
Kohata, no antony hifehy azy; ary ny
zana-Devy rehetra, izay nahay ny fanava-
-miosikia samihafa.
13 Ary izareo no antony ny mpitondra
entana, ka nifehy izay rehetra nanao raha-
raha amy ny taozavatra rehetra: ary avy
tamy ny zana-Devy nisy mpanoratra, sy
mpampandraharaha, ary mpiambim-bara-
varana.
14 Ary nony namoaky ny vola izay nen-
tiny ho any an-tranony Iehôvah izareo, i
Hilikia mpisorona dia nahita ilehy bokiny
ny lalàny Iehôvah no soratany Mose.
15 Ary vao niteny Hilikia, ka nanao
taminy Safana mpanoratra hoe, Nahita
ilehy bokiny ny lalàna teo an-tranony
Iehôvah aho. Dia nomeny Hilikia any
Safana ny boky.
16 Ary Safana nitondra ny boky ho any
amy ny mpanjaka, ary koa nitondra teny
tamy ny mpanjaka izy, ka nanao hoe, Izay
rehetra atolotra an-tànany ny mpanompo-
nao hatao, dia ataony hiany.
17 Dia namoaky ny vola izay hita teo
an-tranony Iehôvah izareo, ka natolony
tany an-tànany ny mpifehy, sy tany an-
-tànany ny mpiasa.
18 Dia nilaza tamy ny mpanjaka i Sa-
fana mpanoratra, ka nanao hoe, I Hilikia
mpisorona nanome ahy boky. Dia no va-
kiny Safana teo anatrehany ny mpanjaka
ny teniny lehy boky.
19 Ary rehefa reny ny mpanjaka ny te-
niny ny lalàna, dia no triariny ny fitafiany.
20 Ary ny mpanjaka nandidy any Hili-
kia, sy Ahikama zanaky Safana, sy Abi-
dona zanaky Mika, sy Safana mpanoratra,
ary Asaia mpanompo ny mpanjaka, ka
nanao hoe,
21 Andeha, manontania any Iehôvah ny
aminy izay hataontsikia izaho sy izay sisa
amy ny Isiraely sy ny Ioda, ny amy ny
teniny ny boky vao hita: fa mafy ny faha-
tezerany Iehôvah nalatsaka tamintsikia,
satria tsy mba nitandriny ny teniny Iehô-
vah ny razantsikia, na nanao araky izay
rehetra voa soratra eo aminy io boky io.
22 Ary Hilikia, ambany izay no tendreny
ny mpanjaka, nankeo aminy Hiolida mpa-
minani-vavy, vadiny Salioma zanaky Toke-
hata, zanaky Hasira mpitandriny ny fita-
fiana; (ary izy nitoetra tany Ieriosalema
teo an-trano fianarana:) dia niresaky izany
taminy izareo.
23 Dia namaly azy ravehivavy, ka nanao
hoe, Izany no lazainy Iehôvah Andriama-
nitry ny Isiraely, Lazao aminy izay lehi-
lahy naniraka anareo hankaty amiko,
24 Izany no lazainy Iehôvah, Indro, Izaho
hampidi-doza aminy io fitoeran' io, sy amy
ny mponina eo, dia ny ozon-drehetra izay
voa soratra eo amy ny boky, ny teniny efa
no vakiny teo anatrehany ny mpanjaka any
Ioda.
25 Satria efa nahafoy Ahy izareo, k' efa
nandoro zava-manetona ho any ireny an-
driamani-kafa, mba hampahatezitra Ahy
aminy izay rehetra nataony ny tànany;

dia halatsaka ny fahatezerako aminy io
fitoeran' io, ka tsy ho azo vonoina.
26 Ary ny amy ny mpanjaka any Ioda,
izay naniraka anareo hanontany any Iehôvah, izany no ho lazainareo aminy, Izany no lazainy Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely, ny amy ny teny izay efa renao:
27 Satria malemi-fanahy hianao, ka nanetri-tena teo anatrehan' Andriamanitra hianao, rehefa renao ny teniny hamely io fitoeran' io, sy ny mponina eo, sady nanetri-tena teo anatrehako hianao, ka nandriatry ny fitafianao, ka nitomany teo imasoko; dia nihaino *anao* kosa Aho, hoy Iehôvah.
28 Indro, hangoniko ho any amy ny razanao hianao, ka hangonina ho any ampasanao amy ny fiadanana hianao, ary ny masonao tsy mba hahita ny loza rehetra izay ho entiko hamely io fitoeran' io, sy ny mponina eo. Dia nitondra-teny tamy ny mpanjaka indray izareo.
29 Dia nanirak' olona ny mpanjaka, ka nampiangony ny loholony ny Ioda sy ny Ieriosalema rehetra.
30 Dia niakatra ho any an-tranony Iehôvah ny mpanjaka, ambany ny olon-Ioda rehetra, sy ny mponina tany Ieriosalema, sy ny mpisorona, ary ny zana-Devy, ambany ny olon-drehetra, na lehibe na kely; ary no vakiny, ho reny ny sofiny ny olona, ny teny rehetra teo amy ny bokiny ny fanekena, izay hita teo an-tranony Iehôvah.
31 Ary ny mpanjaka nijanona teo amy ny fitoerany, ka nanao fanekena teo anatrehany Iehôvah, handeha manaraka any Iehôvah, sy hitandriny ny didiny, sy ny filazany, ary ny fitandremany, amy ny fony rehetra, sy amy ny fanahiny rehetra, hankato ny teniny ny fanekena, izay voa soratra teo aminy io boky io.
32 Dia nampanao fanekena ny olon-drehetra tany Ieriosalema sy Beniamina izy. Ary ny mponina tany Ieriosalema nanao araky ny faneken' Andriamanitra, dia Andriamanitry ny razany.
33 Ary Iosia nanesotry ny fahavetavetan-drehetra tamy ny tany rehetra izay nonenany ny zanaky Isiraely, ka' nandidy izay rehetra teo amy ny Isiraely, hanompo any Iehôvah Andriamaniny. Tamy ny andro rehetra niainany Iosia, tsy mba nivily ny olona hiala amy ny fanarahana any Iehôvah, Andriamanitry ny razany.

## TOKO XXXV.

Ary Iosia nitandriny ny pasaka ho any Iehôvah tany Ieriosalema: dia namono ny pasaka izareo, tamy ny andro fahefatra amby ny folo amy ny volana voalohany.
2 Dia nanendry ny mpisorona ho amy ny raharahany izy, ka nanome toky azy, ho amy ny fanompoany ny tranony Iehôvah,
3 Ka hoy izy tamy ny zana-Devy izay nampianatry ny Isiraely rehetra, izay efa masina ho any Iehôvah, Atavy ny fiara-masina eo an-trano izay nataony Solomona zanaky Davidy mpanjaka any Isiraely; tsy ho enta-mavesatra amy ny sorokareo izany; manompoa any Iehôvah Andriamanitrareo, sy ny Isiraely olony, hianareo,
4 Ary manamboara-tena hianareo, araky ny tranon-drazanareo, dia araky ny an-tokonareo mifandimby, araky ny taratasiny Davidy mpanjaka any Isiraely, ary araky ny taratasiny Solomona zanany.
5 Ary mijanòna eo amy ny fitoera-masina, araky ny filaharany ny tranon-drazany ny rahalahinareo, amy ny vahoaka, ary araky ny filaharany ny tranon-drazany ny zana-Devy.
6 Dia vonoy ny pasaka, ka hasino-tena hianareo, ary amboary *ny pasaka* ho any ny rahalahinareo, hanavana araky ny teniny Iehôvah izay nampilazainy any Mose.
7 Dia nomeny Iosia ny olona zanak' ondry sy zanak'osy nanalana tamy ny biby, telo alina no isany, ho fanatitra pasaka ho any izay rehetra teo, ary omby telo arivo; avy tamy ny fananany ny mpanjaka ireo.
8 Ary ny andriandahy momba azy nanome sitra-po ho any ny olona, ho any ny mpisorona, sy ny zana-Devy; i Hilikia, sy Zekaria, sy Iehiela, mpanapaky ny tranon' Andriamanitra, nanome ondry sy osy enin-jato amby roa arivo, ary omby telon-jato, ho any ny mpisorona, hatao fanatitra pasaka.
9 Ary Konania, sy Semaia, sy Netanela rahalahiny, ary Hasabia, sy Ieiela, sy Iôzabada, lohany ny zana-Devy, nanome ondry sy osy dimy arivo ary omby dimanjato ho any ny zana-Devy, hatao fanatitra pasaka.
10 Ka dia voa voatra ny raharaha, ary

ny mpisorona nijanona teo amy ny fitoe-
rany, ary ny zana-Devy araky ny an-to-
kony, manaraky ny didiny ny mpanjaka.
11 Dia namono ny pasaka izareo, ary ny
mpisorona namafy *ny ra* izay teny an-
-tànany, ary ny zana-Devy nanendaky *ny
pasaka.*
12 Dia namindra ny fanatitra hodorana
izareo, homeny araky ny fizarany ny
tranon-drazany ny olona, mba hateriny ho
any Iehôvah, araky ny voa soratra eo
amy ny bokiny Mose. Ary izany nataony
tamy ny omby *koa.*
13 Ary ny pasaka natonony tamy ny afo
araky ny fanao: fa ny zava-masina no han-
droiny teo anatiny ny vilany, sy ny vilani-
-be, ary ny fanendasana, dia no zarainy
faingiana tamy ny olon-drehetra izany.
14 Ary rehefa afak' izany, dia namboatra
ho an-tena sy ny mpisorona izareo: fa ny
mpisorona zanaky Arona nanatitra fanati-
tra hodorana ambany ny taviny, mandra-
-pahalina ny andro; fa ny zana-Devy kosa
namboatry *ny pasaka* ho an-tena sy ny
mpisorona zanaky Arona.
15 Ary ny mpihira zanaky Asafa nitoetra
teo amy ny fitoerany, araky ny didiny
Davidy, ary Asafa, sy Hemana, sy Iedioti-
ona mpizaha ho any ny mpanjaka, ary ny
mpiambim-bavahady *niambiny* ny vavaha-
dy rehetra; tsy afaka hiala amy ny
fanompoany izareo; fa ny zana-Devy raha-
lahiny namboatra ho azy.
16 Ka dia namboarina androtrizay avo-
koa ny fanompoana any Iehôvah, hitan-
dremany ny pasaka, sy hanaterany ny
fanatitra hodorana eo ambony ny fivoadiany
Iehôvah, araky ny teniny Iosia mpanjaka.
17 Ary ny zanaky Isiraely izay nitoetra
teo, dia nitandriny ny pasaka fahizay, ary ny
fanasany ny mofo tsi-masirasira hafitoan'
andro.
18 Ary tsy mbola nisy pasaka no tandre-
mana tahak' izany teo amy ny Isiraely,
hatramy ny androny Samioela mpamina-
ny; ary ny mpanjaka any Isiraely rehetra
tsy mba nitandriny ny pasaka tahaky izay
nataony Iosia, sy ny mpisorona, sy ny
zana-Devy, ambany ny Ioda sy ny Isiraely
rehetra izay teo, ary ny mponina tany
Ieriosalema.
19 Tamy ny fahavalo amby ny folo tao-
nany ny nanjakany Iosia no nitandremany
izany pasaka izany.
20 Ary rehefa afak' izany rehetr' izany,
k' efa namboariny Iosia ny tempoly, dia
niakatra i Neko mpanjaka any Ejipity
hiady any Karikemisa teo anilany Iofiraty:
dia nivoaka Iosia mba hiady aminy.
21 F' izy nanirak' olona ho any aminy,
ka nanao hoe, Maninona ahy va hianao,
dia hianao, ry mpanjaka any Ioda? tsy
hianao no nihiaviako hiady andro any, fa
hiady amy ny firenena *hafa no* alehako:
fa nasain' Andriamanitra aho handeha fain-
giana: aza manohitra an' Andriamanitra
Izay momba ahy hianao, mba tsy handra-
vany anao.
22 F' Iosia tsy nampiala ny tavany ta-
miny, fandeha nanova akanjo, mba hiady
aminy, ka tsy nihaino ny teniny Neko izay
nampilazain' Andriamanitra azy, dia nan-
deha hiady aminy eo amy ny tany lemaka
any Megido.
23 Ary ny mpandefa tsipìkia nahavoa
any Iosia mpanjaka; ary hoy ny mpan-
jaka tamy ny mpanompony, Ento hiala aty
aho; fa voa ratra indrindra aho.
24 Dia nentiny ny mpanompony ho
afaka aminy izay kalesy izay izy, ka na-
siany teo amy ny kalesy faharoa izay
nananany; dia nentiny ho any Ieriosalema,
dia maty izy, ka nalevina teo amy ny fa-
san-drazany. Ary ny Ioda sy ny Ieriosa-
lema rehetra nisaona any Iosia.
25 Ary Ieremia dia nanao hira fisaonana
any Iosia: ary ny mpihira-lahy sy ny
mpihira-vavy rehetra dia miteny any Iosia,
raha misaona izareo, mandrak' andro any,
ka nataony fanao teo amy ny Isiraely
izany: ary, indro, voa soratra eo amy ny
fitomaniana izany.
26 Ary ny asany Iosia sisa ambany ny
soa nataony, araky izay voa soratra teo
amy ny lalàny Iehôvah,
27 Dia ny asany taloha sy taoriana,
indro, voa soratra eo amy ny bokiny ny
mpanjaka any Isiraely sy Ioda.

## TOKO XXXVI.

Ary ny olona tompon-tany naka any Ie-
hôahaza zanaky Iosia, ka nampanjaka azy
handimby an-drainy tany Ieriosalema.
2 Efa telo amby roa-polo taona Iehôahaza
raha vao nanjaka izy, ary telo volana no
nanjakany tany Ieriosalema.
3 Ary ny mpanjaka any Ejipity nampiala

azy tany Ieriosalema, ka nanazy ny tany
hanja-bolafotsy zato, sy hanja-bolamena iray.
4 Ary ny mpanjaka any Ejipity nampan-
jaka any Eliakima rahalahiny, hanjaka
amy ny Ioda sy ny Ieriosalema, ka no-
vany ny anarany hoe, Iehôiakima. F' Ie-
hôahaza rahalahiny nalainy, ka nentiny ho
any Ejipity.
5 Efa dimy amby roa-polo taona Iehôia-
kima raha vao nanjaka izy, ary nanjaka
iraik' amby ny folo taona tany Ieriosalema
izy : ary nanao ratsy teo imasony Iehôvah
Andriamaniny izy.
6 I Nebiokadinezara mpanjaka any Babi-
lona niakatra hamely azy, ka namatotra
azy, mba hitondra azy ho any Babilona.
7 Ary Nebiokadinezara nitondra ny fa-
naka sasany teo an-tranony Iehôvah ho
any Babilona, ka nataony teo amy ny tem-
poliny tany Babilona.
8 Ary ny asany Iehôiakima sisa, ambany
ny fahavetavetany, izay nataony, ary izay
hita teo anatiny, indro, voa soratra eo amy
ny bokiny ny mpanjaka any Isiraely sy Ioda
izany ; ary Iehôiakima zanany nanjaka
nandimby azy.
9 Efa valo amby ny folo taona Iehôiakina
raha vao nanjaka izy, ary nanjaka telo vola-
na sy hafoloan' andro tany Ieriosalema izy ;
ary nanao ratsy teo imasony Iehôvah izy.
10 Ary nony nihierina ny taona, dia na-
nirak' olona i Nebiokadinezara mpanjaka,
ka nitondra azy ho any Babilona, ambany
ny fanaka soa teo an-tranony Iehôvah, dia
nampanjaka any Zedekia rahalahiny tany
Ioda sy Ieriosalema izy.
11 Efa iraikia amby roa-polo taona i
Zedekia, raha vao nanjaka izy, ary nan-
jaka iraikia amby ny folo taona tany Ierio-
salema izy.
12 Ary nanao ratsy teo imasony Iehôvah
Andriamaniny izy, ka tsy nanetri-tena teo
anatrehany Ieremia mpaminany, izay nilaza
ny tenin' Andriamanitra.
13 Ary niodina taminy Nebiokadinezara
mpanjaka koa izy, izay efa nampianiana
azy tamin' Andriamanitra : f' izy nana-
mafy hatoka, ka nanasarotry ny fony,
mba tsy hiverina ho amin' Andriamanitry
ny Isiraely.
14 Ny loholon-drehetra amy ny mpi-
sorona koa, ambany ny olona *sisa*, nanota
indrindra araky ny fahavetavetany ny fire-
nen-tsamihafa ; ka nandoto ny tranony
Iehôvah izay no hasininy tany Ieriosalema
izareo.
15 Ary Iehôvah Andriamanitry ny razany
nampitondra-teny ny iraka nirahiny ho any
aminy ; nifoha maraina, ka naniraka hiany
Izy ; fa niantra ny olony sy ny fonenany
Izy.
16 F' izareo nihiomehy ireny irak' An-
driamanitra, dia nanaratsy ny teniny, ka
naneso ny mpaminaniny, mandra-pilatsaky
ny fahatezerany Iehôvah tamy ny olony,
ka tsy nisy nahavonjy.
17 Koa nentiny hamely azy ny mpanjaky
ny Kalidia, izay namono sabatra ny zato-
vony teo an-tranony ny fitoera-masina, ary
tsy niantra zatovo, na ankizi-vavy, na le-
hilahy lehibe, na tratrantitra, izy, f' izy
rehetra natolotr' *Andriamanitra* tany an-
-tànany.
18 Ary ny fanaka rehetra teo an-tranon'
Andriamanitra, na lehibe na kely, sy ny
rakitra teo an-tranony Iehôvah, sy ny
rakitry ny mpanjaka, ambany ny any ny
andriandahiny, izany rehetr' izany nentiny
avokoa ho any Babilona.
19 Dia nandoro ny tranon' Andriamani-
tra izareo, ka nandrava ny màndany Ierio-
salema, dia nodorany tamy ny afo ny
tranon' andriana rehetra teo, ary ny fanaka
tsara rehetra teo no simbany.
20 Ary ny olona izay tsy matin-tsabatra,
dia nentiny ho any Babilona, ary nanompo
azy sy ny zanany izareo, mandra-panjakany
ny mpanjaka any Perisia :
21 Hahatanterahany ny teniny Iehôvah
navoaky ny vavany Ieremia, mandra-pana-
nany ny tany ny sabatany : fa raha mbola
lao izy, dia nanana sabata, mandany ny fito-
-polo taona.
22 Ary tamy ny voalohan-taonany Ko-
resa mpanjaka any Perisia, nahatantera-
hany ny teniny Iehôvah navoaky ny vavany
Ieremia ; Iehôvah nampitaitry ny fanahiny
Koresa mpanjaka any Perisia, dia nam-
piantso an-kabary ny fanjakany rehetra, ka
nataony an-taratasy, hoe,
23 Izany no lazainy Koresa mpanjaka
any Perisia, Ny fanjakana rehetra eo amy
ny tany efa nomeny Iehôvah Andriama-
nitry ny lanitra ahy ; ary Izy efa nandidy
ahy hanao ny tranony any Ieriosalema
izay any Ioda. Iza no olony eo aminareo
rehetra ? Iehôvah Andriamaniny ami
homba azy, ary aoky hiakatra any izy.

# I EZIRA.

## TOKO I.

Ary tamy ny taona voalohany nanjakany
Koresa tany Perisia, mba ho tanteraka ny
teniny Iehôvah, izay efa navoaky ny vavany
Ieremia, dia nampitairiny Iehôvah ny fana-
hiny Koresa mpanjaka any Perisia, hiantso
an-kabary ny fanjakany rehetra; ka *natao-
ny* an-taratasy koa *izany*, hoe,
2 Izany no lazainy Koresa, mpanjaka any
Perisia, Ny fanjakan-drehetra ambony ny
tany efa nomen' Iehôvah Andriamanitry ny
lanitra ho ahy, ary Izy nandidy ahy hanao
trano ho Azy any Ieriosalema izay any
Ioda:
3 Iza no eo aminareo momba ny olony
rehetra? Andriamaniny anie homba azy,
ary aoky hiakatra any Ieriosalema izay any
Ioda izy, ka hanao ny tranony Iehôvah
Andriamanitry ny Isiraely, (Izy no Andria-
manitra,) izay any Ieriosalema:
4 Ary na iza na iza no mitoetra eo aminy
izay ivahiniany, aoky izay olona mirai-fitoe-
rana aminy hanome azy volafotsy sy vola-
mena, sy fananana, ary omby, hanampy ny
fanatitra sitra-po hanavany ny tranon' An-
driamanitra, izay any Ieriosalema.
5 Dia niaingia ny lohany ny fireneny
Ioda sy Beniamina, sy ny mpisorona, ary
ny zana-Devy, ambany izay rehetra efa
namporisihin' Andriamanitra ny fanahiny,
hiakatra hanao ny tranony Iehôvah, izay
any Ieriosalema.
6 Ary izay rehetra nanodidina azy nampa-
hery ny tànany tamy ny fanaka volafotsy,
sy volamena, sy fananana, sy omby, ary
zava-tsoa, nanampy izay rehetra nateriny
sitra-po.
7 Dia nentiny Koresa mpanjaka ny
fanaky ny tranony Iehôvah, izay efa
nalainy Nebiokadinezera avy tany Ieriosa-
lema, k' efa nasiany teo an-tranony ny
andriamaniny maro;
8 Ary Mitiredata, mpitahiri-vola, nampi-
tondrainy Koresa, mpanjaka any Perisia,
ireny, ka nisainy ho any Sesibazara, an-
driandahy Ioda.
9 Ary izany no isany; lovia volamena
telo-polo, lovia volafotsy arivo, antsy sivy
amby roa-polo,
10 Bakoly volamena telo-polo, bakoly
manarakaraky ny tsara indrindra folo amby
efa-jato, *ary* lovia hafa koa arivo:
11 Efa-jato amby dimy arivo ny lovia
volamena sy volafotsy rehetra. Ireo re-
hetr' ireo nentiny Sesibazara, raha nampia-
karina avy tany Babilona hankany Ieriosa-
lema izay efa voa babo.

## TOKO II.

Ary iréo no lehilahiny ny firazanana izay
niakatra, avy taminy izay efa voa babo,
izay efa no baboiny Nebiokadinezara mpan-
jaka any Babilona, ka nentiny ho any
Babilona, dia niverina ho any Ieriosalema
sy Ioda, samy nankany an-tanànany avy;
2 Ary ireo niaraka taminy Zerobabela:
Iesioa, i Nehemia, i Seraia, Relaia, i Mori-
dekay, i Bilisana, i Mizipara, i Bigivay, i
Rehioma, i Baana. Ny isany ny lehilahy
amy ny olon-Isiraely:
3 Zanaky Parosa, roa amby fito-polo
amby zato amby ro' arivo;
4 Zanaky Sefatia, roa amby fito-polo
amby telon-jato;
5 Zanaky Ara, dimy amby fito-polo amby
fiton-jato;
6 Zanaky Pahati-moaba, avy tamy ny
zanaky Iesioa sy Iôaba, roa amby ny folo
amby valon-jato amby ro' arivo;
7 Zanaky Elama, efatra amby dimam-
-polo amby roan-jato amby arivo;
8 Zanaky Zatio, dimy amby efa-polo
amby sivin-jato;
9 Zanaky Zakay, enim-polo amby fiton-
-jato;

10 Zanaky Bany, roa amby efa-polo amby
enin-jato;
11 Zanaky Bebay, telo amby roa-polo
amby enin-jato;
12 Zanaky Azigady, roa amby roa-polo
amby roan-jato amby arivo;
13 Zanaky Adonikama, enina amby enim-
-polo amby enin-jato;
14 Zanaky Bigivay, enina amby dimam-
-polo amby ro' arivo;
15 Zanaky Adiny, efatra amby dimam-polo
amby efa-jato;
16 Zanaky Atera, avy taminy Hezekia,
valo amby sivy folo;
17 Zanaky Bezay, telo amby roa-polo
amby telon-jato;
18 Zanaky Iora, roa amby ny folo amby
zato;
19 Zanaky Hasiomy, telo amby roa-polo
amby roan-jato;
20 Zanaky Gibara, dimy amby sivy folo;
21 Zanaky Betilehema, telo amby roa-polo
amby zato;
22 Lehilahy Netofa, enina amby dimam-
-polo;
23 Lehilahy Anatota, valo amby roa-polo
amby zato;
24 Zanaky Azimaveta, roa amby efa-polo;
25 Zanaky Kiriata-arima, i Kefira, sy
Berota, telo amby efa-polo amby fiton-jato;
26 Zanaky Rama sy Gaba, iraikia amby
roa-polo amby enin-jato;
27 Lehilahy Mikimasa, roa amby roa-polo
amby zato;
28 Lehilahy Betela sy Ay, telo amby roa-
-polo amby roan-jato;
29 Zanaky Nebo, roa amby dimam-polo;
30 Zanaky Magibisy, enina amby dimam-
-polo amby zato;
31 Zanaky Elama hafa, efatra amby
dimam-polo amby roan-jato amby arivo;
32 Zanaky Harima, roa-polo amby telon-
-jato;
33 Zanaky Loda, i Hadidy, sy Ono, dimy
amby roa-polo amby fiton-jato;
34 Zanaky Ieriko, dimy amby efa-polo
amby telon-jato;
35 Zanaky Senaa, telo-polo amby enin-jato
amby telo arivo.
36 Mpisorona: zanaky Iedaia, avy tamy
ny mpianakaviny Iesioa, telo amby fito-polo
amby sivin-jato;
37 Zanaky Imera, roa amby dimam-polo
amby arivo;
38 Zanaky Pasiora, fito amby efa-polo
amby roan-jato amby arivo;
39 Zanaky Harima, fito amby ny folo
amby arivo.
40 Zana-Devy: zanaky Iesioa sy Kadi-
miela, avy tamy ny zanaky Hodovia, efatra
amby fito-polo.
41 Mpihira: zanaky Asafa, valo amby roa-
-polo amby zato.
42 Zanaky ny mpiambim-baravarana;
zanaky Salioma, zanaky Atera, zanaky Tali-
mona, zanaky Akioba, zanaky Hatita,
zanaky Sobay, sivy amby telo-polo amby
zato izy rehetra.
43 Netinimy: zanaky Ziha, zanaky Hasio-
fa, zanaky Tabaota,
44 Zanaky Kerosa, zanaky Siaha, zanaky
Padona,
45 Zanaky Lebana, zanaky Hagaba, zanaky
Akioba,
46 Zanaky Hagaba, zanaky Salimay,
zanaky Hanana,
47 Zanaky Gidela, zanaky Gahara, zanaky
Reaia,
48 Zanaky Rezina, zanaky Nekoda, zanaky
Gazama,
49 Zanaky Ioza, zanaky Pasea, zanaky
Besay,
50 Zanaky Asina, zanaky Meionima,
zanaky Nefiosima,
51 Zanaky Bakibioka, zanaky Hakiofa,
zanaky Harihiora,
52 Zanaky Baziliota, zanaky Mehida,
zanaky Herisa,
53 Zanaky Barikosa, zanaky Sisera, zanaky
Tama,
54 Zanaky Nezia, zanaky Hatifa.
55 Zanaky ny mpanompony Solomona:
zanaky Sotay, zanaky Sofereta, zanaky
Perioda,
56 Zanaky Iala, zanaky Darikona, zanaky
Gidela,
57 Zanaky Sefatia, zanaky Hatily, zanaky
Pokerety avy taminy Zebaima, zanaky
Amy.
58 Ny Netinimy rehetra, ambany ny
zanaky ny mpanompony Solomona, roa
amby sivy folo amby telon-jato.
59 Ary ireo no izay niakatra avy tany
Teli-mela, i Teli-harisa, i Kerioba, i Adana,
*ary* Imera; fa tsy nahay nilaza ny tranon-
-drazany, sy ny fiterahana azy, na avy tamy
ny Isiraely, na tsia, izareo:
60 Zanaky Delaia, zanaky Tobia, zanaky

Nekoda, roa amby dimam-polo amby enin-
-jato.
61 Ary avy tamy ny zanaky ny mpiso-
rona: zanaky Habaia, zanaky Kôzy, zanaky
Barizilay; ary izy nampaka-bady avy tamy
ny zanaka-vaviny Barizilay olon-Gileada,
ka nantsoina araky ny anarany:
62 Ireo nitady ny filazan-drazany teo
aminy izay voa isa araky ny tranon-dra-
zany, fa tsy hita: dia nesorina tamy ny
fisoronana izareo, toy izay tsi-masina.
63 Ary ny mpifehy nantsoina hoe ny
Tirisata nilaza azy fa tsy tokony hihinany
ny zava-masin' indrindra, mandra-pitsan-
gana mpisorona mitondra Iorima sy Tio-
mima.
64 Ny fiangonan-drehetra, dia enim-polo
amby telon-jato amby ro' arivo amby efatr'
alina,
65 Afa tsy ny ankizi-lahiny sy ny ankizi-
-vaviny, fito amby telo-polo amby telon-jato
amby fito arivo; ary nisy teo aminy
mpihira-lahy sy mpihira-vavy, roan-jato;
66 Ny soavaliny, enina amby telo-polo
amby fiton-jato; ny sarin-tsoavaliny, dimy
amby efa-polo amby roan-jato;
67 Ny angamenavavany, dimy amby
telo-polo amby efa-jato; ny ampondrany,
roa-polo amby fiton-jato amby enin' arivo.
68 Ary ny lohany ny mpianakavin-dray
sasany, raha tonga ho any an-tranony Ie-
hôvah izay any Ieriosalema, dia nanatitra
sitra-po hananganany ny tranon' Andria-
manitra eo amy ny fitoerany:
69 Izareo nanome araky ny fananany,
hanampy ny vola voa vory hanavany ny asa,
volamena lanjan' ariary roa amby telo-polo
amby zato, ary volafotsy lanjan' ariary valo
alina, ary zato fitafiany ny mpisorona.
70 Ary samy nitoetra teo an-tanànany
avy ny mpisorona, sy ny zana-Devy, sy
sasany amy ny vahoaka, sy ny mpihira, sy
ny mpiambim-baravarana, ary ny Netinimy;
ary ny Isiraely rehetra teo an-tanànany.

## TOKO III.

Ary nony tonga ny volana fahafito, ka
nitoetra teo amy ny tanàna ny zanaky
Isiraely, dia niangona ny olona hankany
Ieriosalema toy ny olon' iray.
2 Dia nitsangana Iesioa zanaky Iôzadaka,
sy ny mpisorona rahalahiny, ary Zeroba-
bela zanaky Sealitiela, sy ny rahalahiny, ka
nanao ny fivoadiana ho an' Andriamanitry
ny Isiraely, hanaterana fanatitra hodorana
eo amboniny, araky izay voa soratra eo
amy ny lalàny Mose, lehilahin' Andriamani-
tra.
3 Dia natsangany ny fivoadiana teo am-
bony ny fanorenany; satria natahotry ny
olony ireny tany ireny izareo; ary nana-
titra fanatitra hodorana teo amboniny ho
any Iehôvah izareo, dia fanatitra hodorana
marain-tsi-hariva.
4 Nitandriny ny fanasany ny trano-afindra
koa izareo, araky ny voa soratra, ka
*nanatitry* ny fanatitra hodorana isan' andro
manaraky ny isany, araky ny fanao, tahaky
izay nilainy ny fanompoana isan' andro;
5 Ary, rehefa afak' izany, dia nanatitry
ny fanatitra hodorana mandrakariva izareo,
na noho ny tsinam-bolana, na noho
ny fanasan-drehetra voa tendriny Iehôvah,
izay no hasinina, ary noho izay rehetra
nanatitra fanatitra sitra-po ho any Iehô-
vah.
6 Hatramy ny voalohan' androny ny
volana fahafito vao nanaterany fanatitra
hodorana ho any Iehôvah. Fa tsy mbola
natao ny fanorenany ny tempoliny Iehôvah.
7 Ary nomeny vola ny tambato sy ny
mpandrafitra, ary zavatra ho hanina sy ho
sotroina, ary solikia, ho any ny Zidona sy
ny Toro, hanalany hazo sedera any Leba-
nona hatramy ny ranomasina any Iopa,
araky ny nanomezany Koresa mpanjaka
any Perisia azy.
8 Ary tamy ny taona faharoa nahatonga-
vany ho any amy ny tranon' Andriamanitra
tany Ieriosalema, tamy ny volana faharoa,
no vao niasany Zerobabela, zanaky Seali-
tiela, sy Iesioa, zanaky Iôzadaka, sy ny
mpisorona sisa, sy ny zana-Devy sisa raha-
lahiny, ary izay rehetra tonga ho any
Ieriosalema, avy taminy izay efa voa babo;
ka no tendreny ny zana-Devy, hatramy ny
roa-polo taona no miakatra, hampandroso
ny asany ny tranony Iehôvah.
9 Dia nijanona Iesioa *ambany* ny zanany
sy ny rahalahiny, i Kadimiela ambany ny
zanany, zanaky Ioda, hanesiky ny mpanao
zavatra eo amy ny tranon' Andriamanitra;
dia ny zanaky Henadada, *ambany* ny
zanany, sy ny zana-Devy, rahalahiny.
10 Ary rehefa naoriny ny mpiasa ny
tempoliny Iehôvah, dia nasainy hidera any

Iehôvah ny mpisorona mitafy ny akanjony,
sy mitondra trompetra, ary ny zana-Devy,
zanaky Asafa, mitondra kipantsona, araky
ny lalàny Davidy, mpanjaky ny Isiraely.
11 Dia nihira nifandimby izareo, midera
sy misaotra any Iehôvah, satria tsara Izy, fa
ho mandrakizay ny famindram-pony amy
ny Isiraely. Dia nihioby mafy ny olon-
-drehetra, ka nidera any Iehôvah, satria
vita ny fanorenany ny tranony Iehôvah.
12 Nefa maro ny mpisorona, sy ny zana-
-Devy, ary ny lohany ny mpianakavin-dray,
ny antitra izay efa nahita ny trano voalo-
hany, nony naorina teo imasony izany trano
izany, dia nitomany midradradradra izareo;
ary maro kosa no nihioby ka nifaly:
13 Ka dia tsy voa fantatry ny olona ny
tabataba, na fifaliana, na fitomaniany ny
olona, izany; fa nihioby mafy ny olona, ka
re lavitra ny tabataba.

## TOKO IV.

Ary raha nandre ny fahavalony ny Ioda sy
ny Beniamina, fa ny efa voa babo nanao
tempoly ho any Iehôvah Andriamanitry ny
Isiraely;
2 Dia nankeo aminy Zerobabela, sy amy
ny lohany ny mpianakavin-dray, izareo, ka
nanao taminy hoe, Aoky isikia hiara-manao;
f' izahay manompo an' Andriamanitrareo,
tahaka anareo, ary izahay manala-voady ho
Azy, hatramy ny androny Esara-hadona
mpanjaka any Asiria, izay efa nampiakatra
anay ho aty.
3 F' i Zerobabela, sy Iesioa, ary ny lohany
ny mpianakavin-drainy ny Isiraely sisa,
nanao taminy hoe, Tsimaninontsimaninona
anay hianareo no hataonareo trano ho an'
Andriamanitray; f' izahay hiany no hanao
trano ho any Iehôvah Andriamanitry ny
Isiraely, araky izay nandidiany Koresa
mpanjaka, dia mpanjaka any Perisia, anay.
4 Ary ny olon-tompon-tany nandreraky
ny tànany ny olon-Ioda, ka nanahirana azy
raha nanao ny trano izareo;
5 Ka nanamby mpanolo-tsaina hanohitra
azy, hahafoananany ny fihieverany, nan-
dany ny andro nanjakany Koresa tany
Perisia, hatramy ny nanjakany Dariosa
mpanjaka any Perisia.
6 Ary tamy ny nanjakany Ahasoerosa,
raha vao nanjaka izy, dia nanoratra ho any
aminy izareo, hiampanga ny mponina any
Ioda sy Ieriosalema.
7 Ary tamy ny androny Aritakiserisesy
nanoratany Bisilama, i Mitiredata, i Tabela,
ary ny namany sisa, ho aminy Aritakiseri-
sesy mpanjaka any Perisia; ary ny soratra
an-taratasy natao tamy ny teny Siria, ka
nambara tamy ny teny Siria.
8 I Rehioma mpitadidy, sy Simisay
mpanoratra, nanoratra taratasy ho aminy
Aritakiserisesy mpanjaka, hiampanga any
Ieriosalema, araky izany hoe:
9 I Rehioma mpitadidy, sy Simisay
mpanoratra, ary ny namany sisa; olon-
-Dina, olon-Afarisatika, olon-Taripila, olon-
-Afarisa, olon-Ereka, olom-Babilona, olon-
-TSusana, olon-Dehay, *ary* olon-Elama,
10 Ary ny firenena sisa izay nentiny Asi-
napera lehibe sady malaza, ka namponeniny
tany an-tanàna any Samaria, ary ny sisa
aminy aty amorony ny ony aty, ary ny
teny manarakaraka.
11 Izany no teny amy ny taratasy nampi-
tondrainy ho aminy, dia ho aminy Aritaki-
serisesy mpanjaka: Ny mpanomponao,
lehilahy aminy aty amorony ny ony aty, ary
ny teny manarakaraka:
12 Aoka ho fantatry ny mpanjaka, fa ny
olon-Ioda izay niakatra avy taminao han-
katy aminay efa tonga tany Ieriosalema,
ka manao ny tanàna miodina sady ratsy,
dia nataony ny màndany, ka vita ny fano-
renany.
13 Aoka ho fantatry ny mpanjaka anke-
hitriny, fa raha hatao io tanàna io, ka
hatsangana indray ny màndany, dia tsy
handoa sara, na hetra, na fadintseranana,
izareo, ka dia halatsakao ny hareny ny
mpanjaka.
14 Ankehitriny, satria mahazo ny fivelo-
manay avy amy ny tranony ny mpanjaka
izahay, ka tsy tokony ho hitanay ny fahafa-
ham-boninahitry ny mpanjaka, dia efa
naniraka ka nilaza tamy ny mpanjaka
izahay;
15 Mba hizahana ny taratasiny ny fitadi-
diany ny razanao: dia ho hitanao eo amy
ny taratasy fitadidiana, ka ho fantatrao
fa tanàna miodina io tanàna io, ka maha-
fatiantoka mpanjaka maro sy firazanana,
ary efa natao komy tany izay ela izay:
k' izany no nandravany io tanàna io.
16 Ambaranay amy ny mpanjaka fa, raha
hatao *indray* io tanàna io, ka hatsangana

ny màndany, dia tsy hanan-dova aminy
aty amorony ny ony aty hianao.
17 Dia nirahiny ny mpanjaka ny famaliana ho aminy Rehioma mpitadidy, sy
Simisay mpanoratra, ary ny namany sisa
izay nitoetra tany Samaria, sy ny sisa tany
an-dafiny ny ony, Finaritra, ary ny teny
manarakaraka:
18 Ny taratasy izay nampitondrainareo
ho aty aminay efa no vakina marimarina
teo anatrehako:
19 Ary izaho nandidy, ka natao fizahana,
ary hita fa niodina tamy ny mpanjaka
maro fahiny io tanàna io, ka natao fiodinana sy fikiomiana teo.
20 Ary nisy mpanjaka mahery nanjaka
tany Ieriosalema, izay nanapaky ny tany
rehetra tany an-dafiny ny ony, ka nomena
azy sara, hetra, ary fadintseranana.
21 Asivy lalàna ankehitriny hampitsahatry ireo olon' ireo, ary mba tsy hatao io
tanàna io, raha tsy mahazo teny avy aty
amiko izareo.
22 Ary tandremo mba tsy ho diso hanao
izany hianareo: nahoana no mandroso ny
ratsy hamohehatry ny mpanjaka?
23 Ary rehefa no vakina ny teniny ny
taratasiny Aritakiserisesy mpanjaka teo
anatrehany Rehioma, sy Simisay mpanoratra, ary ny namany, dia niakatra faingiana
ho any Ieriosalema ho any amy ny olon-Ioda izareo, ka nampitsahatra azy an-kery
aman-ditra.
24 Dia nitsahatra hatao ny tranon' Andriamanitra, izay any Ieriosalema: dia nitsahatra izany hatramy ny taona faharoa
nanjakany Dariosa mpanjaka any Perisia.

## TOKO V.

Ary ny mpaminany, i Hagay mpaminany,
sy Zekaria zanaky Ido, naminany tamy ny
olon-Ioda izay tany Ioda sy Ieriosalema,
tamy ny anaran' Andriamanitry ny Isiraely,
dia taminy ireo.
2 Dia nitsangana i Zerobabela zanaky
Sealitiela, sy Iesioa zanaky Iôzadaka, ka
vao nanao ny tranon' Andriamanitra, izay
any Ieriosalema: ary nomba azy ireo
mpaminanin' Andriamanitra, ka nanampy
azy.
3 Dia nankany aminy, taminy izany
andro izany hiany, i Tatinay mpanapaka
aminy aty amorony ny ony aty, sy Setari-bozinay, ary ny namany, ary izany no
lazainy taminy hoe, Iza no nandidy anareo
hanao io tanàna io, sy hanangany io mànda
io?
4 Ary hoy izahay taminy araky izao hoe,
Iza no anarany izay lehilahy manao io
trano io?
5 Fa ny mason' Andriamaniny nijery ny
loholon-Ioda, ka tsy nahampitsahatra azy
izareo, mandra-pahatongany ny teny ho any
aminy Dariosa: ary nanoratra hamaly izany
teny izany izareo.
6 Ny teniny ny taratasy izay nampitondrainy Tatinay, mpanapaka aminy aty
amorony ny ony aty, sy Setari-bozinay, ary
ny olon-Afarisaka namany, izay taminy
aty amorony ny ony aty, ho any Dariosa
mpanjaka:
7 Nampitondrainy ho any aminy taratasy,
izay voa soratra izao hoe: Ho any Dariosa
mpanjaka, finaretam-be anie!
8 Aoka ho fantatry ny mpanjaka, f' izahay
nankany amy ny firazanana Ioda, ho any
an-tranon' Andriamanitra mahery, izay atao
amy ny vato lehibe, ary hazo voa rafitra
amy ny lafin-trano, ary mandroso faingiana
izany asa izany, ka ambinina eo amy ny
tànany.
9 Dia nanontany taminy ireo loholon' ireo
izahay, ary izany no lazainay taminy hoe,
Iza no nandidy anareo hanao io trano io,
sy hanangany io mànda io?
10 Nanontany ny anarany koa izahay,
mba hanambara anao, mba ho soratanay
ny anarany ny olona izay nifehy azy.
11 Ary izany no teny navaliny anay, hoe,
Mpanompo an' Andriamanitry ny lanitra
sy ny tany izahay, ka manao ny trano izay
vita izay ela izay, izay nataony ny mpanjaka malaza amy ny Isiraely, ka narafiny.
12 Fa rehefa nampahatezitra an' Andriamanitry ny lanitra ny razanay, dia natolony
izareo ho any an-tànany Nebiokadinezara
mpanjaka any Babilona, olon-Kalidia, izay
nandrava io trano io, ka nitondra ny olona
ho babo any Babilona.
13 Fa tamy ny voalohan-taonany Koresa
mpanjaka any Babilona, dia nataony Koresa
mpanjaka lalàna hanao io tranon' Andriamanitra io.
14 Ary ny fanaka volamena sy volafotsy
an-tranon' Andriamanitra, izay efa nalainy
Nebiokadinezara tamy ny tempoly tany

Ieriosalema, ary nentiny ho any an-tempoly
any Babilona, ireny nalainy Koresa mpanjaka
tamy ny tempoly any Babilona, ka
natolony tamy ny anankiray, i Sesibazara
no anarany, ilehy efa nataony ho mpanapaka:
15 Ary hoy izy taminy, Alao ireo fanak'
ireo, andeha, ento ho any amy ny tempoly
izay any Ieriosalema, ary aoky ny tranon'
Andriamanitra hatsangana eo amy ny toko-
-taniny hiany.
16 Dia nankany Sesibazara, ka nataony
ny fanorenany ny tranon' Andriamanitra,
izay any Ieriosalema; ary hatraminy izao
andro izao ka mandrak' ankehitriny efa an-
drafetany iny, ka tsy mbola vita.
17 Ary, raha sitraky ny mpanjaka, aoky
hizahana ny trano-firaketany ny mpanjaka,
izay any Babilona, na misy lalàna nataony
Koresa mpanjaka hanao io tranon' Andria-
manitra io any Ieriosalema, na tsia, ary
aoky ny sitra-pony ny mpanjaka hambarany
aty aminay, ny aminy izany zavatr' izany.

## TOKO VI.

Dia nandidy Dariosa mpanjaka, ka niza-
hana ny trano-fitoeran-taratasy, izay nite-
hirizany ny rakitra tany Babilona.
2 Dia no hita tany Akimeta, teo an-tra-
nony ny mpanjaka izay eo amy ny firaza-
nana Media, taratasy mihiorona, ka voa
soratra teo izany fitadidian' izany hoe:
3 Tamy ny voalohan-taonany Koresa, dia
nataony Koresa mpanjaka lalàna ny amy
ny tranon' Andriamanitra any Ieriosalema,
Aoka hatao ny trano, ny fitoerana izay
nanaterany ny olona fanalamboady, ary
aoka hatao mafy ny fanorenany: enim-polo
hakihio no hahavony, ary enim-polo hakihio
no habeny;
4 Telo an-dàlana ny vato lehibe, ary iray
an-dàlana ny hazo vaovao; ary aoka haloa
avy amy ny tranony ny mpanjaka izay
lany:
5 Ary aoka hampodina ny fanaka vola-
mena sy volafotsy an-tranon' Andriama-
nitra, izay nalainy Nebiokadinezara tamy
ny tempoly izay any Ieriosalema, ka nen-
tiny ho any Babilona, ka haverin' indray
ho any an-tempoly izay any Ieriosalema,
samy ho amy ny fitoerany avy, ka ampi-
toero eo an-tranon' Andriamanitra ireny.
6 Ary ankehitriny, ry Tatinay mpanapaka
any an-dafiny ny ony, ry Setari-bozinay,
ary ny olon-Afarisaka namanareo, izay an-
-dafiny ny ony, manalavira hianareo.
7 Aza manakany ny asany io tranon' An-
driamanitra io: aoky ny mpanapaky ny
olon-Ioda, sy ny loholon-Ioda, hanao io
tranon' Andriamanitra io eo amy ny toko-
-taniny.
8 Ary izaho manao lalàna milaza izay
hataonareo amy ny loholony ireo olon-Ioda
ireo, hanavany io tranon' Andriamanitra
io; fa ny fananany ny mpanjaka, dia ny
hetra avy amy ny any an-dafiny ny ony, no
handoavany izay lany ho any ireo lehilahy
ireo, mba tsy ho sakanana izareo.
9 Ary izay zavatra ilainy, na omby na
ondri-lahy, na zanak' ondry, ho fanatitra
hodorana ho an' Andriamanitry ny lanitra,
vary, fanasina, divay, sy solikia, araky izay
didiany ny mpisorona izay any Ieriosalema,
aoka homena azy, ka tsy ho diso isan' andro
isan' andro izany;
10 Mba hanaterany fanalamboady ho
zava-mani-pofona ho an' Andriamanitry ny
lanitra, sy hivavahany ho ela-velona ny
mpanjaka sy ny zanany.
11 Ary izaho efa nanao lalàna fa na iza
na iza no hanova izany teny izany, aoka
hanalana hazo amy ny tranony, ary, rehefa
naorina, ho hantona eo izy; ary aoka hatao
ho firingia ny tranony noho izany:
12 Ary Andriamanitra Izay efa nampitoe-
try ny anarany teo, anie handringiany ny
mpanjaka rehetra ambany ny olona, izay
hanandrana hanova sy handrava io tranon'
Andriamanitra io izay any Ieriosalema.
Izaho i Dariosa no nanao ny lalàna: aoka
hatao faingiana izany.
13 Ary Tatinay, mpanapaka aminy aty
amorony ny ony aty, i Setari-bozinay, ary
ny namany, dia nanao faingiana araky izay
efa nanirahany Dariosa.
14 Dia nanao trano ny loholon-Ioda, ka
nambinina araky izay no vinaniany Hagay
mpaminany sy Zekaria zanaky Ido. Ary
nanao ny trano izareo, ka vitany, araky ny
didin' Andriamanitry ny Isiraely, sy araky
ny lalàny Koresa, sy Dariosa, ary Arita-
kiserisesy mpanjaka any Perisia.
15 Ary vita io trano io tamy ny andro
fahatelo amy ny volana Adara, ary tamy
ny taona fahenina nanjakany Dariosa
mpanjaka.

16 Dia no tandremany ny zanaky Isiraely, dia ny mpisorona, sy ny zana-Devy, ary ny olona sisa, ny fanokanany io tranon' Andriamanitra io, tamy ny fifaliana :

17 Ary nateriny, hanokanany io tranon' Andriamanitra io, omby zato, ondri-lahy roan-jato, zanak' ondry efa-jato ; ary ho fanatitra noho ny ota, noho ny Isiraely rehetra, osi-lahy roa amby ny folo, araky ny isany ny fireneny Isiraely.

18 Dia nanendry ny mpisorona ho amy ny filaharany, ary ny zana-Devy ho amy ny fifandimbasany, izareo, hanao ny fanompoana an' Andriamanitra, izay any Ieriosalema ; araky izay voa soratra eo amy ny taratasiny Mose.

19 Ary ny olona izay efa voa babo nitandriny ny pasaka tamy ny andro fahefatra amby ny folo amy ny voaloham-bolana :

20 Fa ny mpisorona sy ny zana-Devy samy no diovina avokoa, dia nadio izy rehetra, ka namono ny pasaka ho any ny efa voa babo rehetra, sy ho any ny mpisorona rahalahiny, ary ho an-tena.

21 Dia nihinana ny zanaky Isiraely, izay efa voa babo ka nalefa, ambany izay rehetra niavaka ho namany hiala amy ny falotoany ny firenena tompon-tany, hanompo any Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely,

22 Ka nitandriny ny fanasany ny mofo tsi-masirasira hafitoan' andro tamy ny fifaliana ; f' Iehôvah nampifaly azy, ary nampody ny fony ny mpanjaka any Asiria hiantra azy, mba hampahery ny tànany hanao ny tranon' Andriamanitra, Andriamanitry ny Isiraely.

## TOKO VII.

Ary rehefa afak' izany, raha nanjaka i Aritakiserisesy mpanjaka any Perisia, *dia niaingia* i Ezira, zanaky Seraia, zanaky Azaria, zanaky Hilikia,

2 Zanaky Salioma, zanaky Zadoka, zanaky Ahitioba,

3 Zanaky Amaria, zanaky Azaria, zanaky Meraiota,

4 Zanaky Zerahia, zanaky Ozy, zanaky Bioky,

5 Zanaky Abisioa, zanaky Finehasa, zanaky Eleazara, zanaky Arona mpisorona be ;

6 Io Ezira io niakatra avy tany Babilona : ary izy mpanoratra mahay teo amy ny lalàny Mose, izay efa nomeny Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely : ary ny mpanjaka nanome azy izay rehetra nangatahiny, araky ny nombany ny tànany Iehôvah Andriamaniny azy.

7 Dia niakatra ny zanaky Isiraely sasany, sy ny mpisorona, sy ny zana-Devy, sy ny mpihira, sy ny mpiambim-baravarana, ary ny Netinimy, ho any Ieriosalema, tamy ny taona fahafito nanjakany Aritakiserisesy mpanjaka.

8 Ary nankany Ieriosalema izy, tamy ny volana fahadimy, tamy ny taona fahafito nanjakany ny mpanjaka.

9 Fa tamy ny voalohan' androny ny voaloham-bolana, no vao niakarany avy tany Babilona, ary tamy ny voalohan' androny ny volana fahadimy no nankanesany ho any Ieriosalema, araky ny soa nataony ny tànan' Andriamaniny taminy.

10 F' i Ezira namboatry ny fony hitady ny lalàny Iehôvah, sy hankato izany, ary hampianatry ny Isiraely fandidiana sy fitsarana.

11 Ary izany no teniny ny taratasy izay nomeny Aritakiserisesy mpanjaka ho any Ezira mpisorona, mpanoratra, dia mpanoratry ny teniny ny didiny Iehôvah, sy ny fandidiany tamy ny Isiraely :

12 I Aritakiserisesy, mpanjaky ny mpanjaka, ho any Ezira mpisorona, mpanoratry ny lalàn' Andriamanitry ny lanitra, finaretana anie, ary ny teny manarakaraka.

13 Izaho manao lalàna mba homba anao izay rehetra amy ny olon-Isiraely, sy ny mpisorony, ary ny zana-Devy, eo amy ny fanjakako, tehiakatra sitra-po ho any Ieriosalema :

14 Satria efa nirahiny ny mpanjaka sy ny mpisaina fito lahy hianao, hizaha any Ioda sy Ieriosalema, araky ny lalàn' Andriamanitrao izay eny an-tànanao ;

15 Ary hitondra ny volafotsy sy ny volamena izay efa nateriny ny mpanjaka sy ireo mpisaina sitra-po ho an' Andriamanitry ny Isiraely, Izay manam-ponenana any Ieriosalema,

16 Ary ny volafotsy sy ny volamena rehetra izay ho hitanao eo amy ny firazanan-drehetra any Babilona, ambany ny fanati-tsitra-pony ny olona, sy ny mpisorona, izay ateriny sitra-po hanavany ny tranon' Andriamaniny, izay any Ieriosalema :

17 Mba ho vidinao io vola io faingiana
omby, ondri-lahy, zanak' ondry, ambany ny
fanatitra ho hanina, sy ny fanatitr' aidina
momba azy, ka haterinao ireny ambony ny
fivoadiana an-tranon' Andriamanitrareo,
izay any Ieriosalema.
18 Ary izay rehetra sitrakao sy ny raha-
lahinao hanao amy ny volafotsy sy ny vola-
mena sisa, dia atavy izany araky ny sitra-
-pon' Andriamanitrareo.
19 Ary ny fanaka izay nomena anao
hanavany ny fanompoana an-tranon' An-
driamanitrao, atolory eo anatrehan' Andria-
manitry Ieriosalema.
20 Ary izay rehetra hilaina koa ho amy
ny tranon' Andriamanitrao, izay hilainao
homena, alao amy ny trano-firaketany ny
mpanjaka.
21 Ary izaho, dia izaho, i Aritakiserisesy
mpanjaka, manao lalàna amy ny mpitahiry
hetra rehetra izay any an-dafiny ny ony, ka
na inona na inona ilainy Ezira mpisorona,
mpanoratry ny lalàn' Andriamanitry ny
lanitra, aminareo, atavy faingiana izany;
22 Hatramy ny hanja-bolafotsy zato, sy
hatramy ny famaram-bary zato, sy ny
famaran-divay zato, sy ny famaran-tsolikia
zato, ary ny fanasina tsy hita ohatra:
23 Na inona na inona didian' Andria-
manitry ny lanitra, mazotoa hanao izany
amy ny tranon' Andriamanitry ny lanitra:
fa nahoana no hisiana fahatezerana amy ny
fanjakany ny mpanjaka sy ny zanany?
24 Ary ambaranay aminareo fa, ny amy
ny mpisoron-drehetra, sy ny zana-Devy,
ny mpihira, ny mpiambim-baravarana, ny
Netinimy, ary ny mpanompo aminy io
tranon' Andriamanitra io, tsy ho mety
hampandoavina sara, hetra, sa fadintsera-
nana, izareo.
25 Ary hianao, i Ezira, araky ny fahen-
drena izay omen' Andriamanitrao anao,
manendre mpitandrina, sy mpitsara, izay
hitsara ny olon-drehetra izay any an-dafiny
ny ony, dia izay rehetra mahalala ny lalàn'
Andriamanitrao; ary aoka hampianari-
nareo izay tsy mbola mahalala izany.
26 Ary na iza na iza tsy mankato ny
lalàn' Andriamanitrao sy ny lalàny ny
mpanjaka, aoka ho tsaraina faingiana izy,
sa ho vonoina, sa ho roahina, sa ho hosem-
-pananany, sa hafatotra.
27 Hisaorana anie Iehôvah Andriamanitry
ny razantsikia, Izay efa nanisy izany teo
am-pony ny mpanjaka, hahatsara-tarehy ny
tranony Iehôvah, izay any Ieriosalema;
28 Ary efa niantra ahy teo anatrehany
ny mpanjaka, sy ny mpisaina, ary teo
anatrehany ny andriandahy mahery rehetra
momba ny mpanjaka. Ary efa nampahere-
zina aho, araky ny nombany ny tanàny
Iehôvah Andriamanitro ahy; ary nampi-
angoniko lehilahy mifehy eo amy ny
Isiraely mba hiakatra homba ahy.

## TOKO VIII.

Ary ireo no lohany ny mpianakavin-dray,
sy ny fitetin-drazany izay niakatra nomba
ahy avy tany Babilona, raha nanjaka i
Aritakiserisesy mpanjaka.
2 Avy tamy ny zanaky Finehasa, i Geri-
soma: avy tamy ny zanaky Itamara, i
Daniela: avy tamy ny zanaky Davidy, i
Hatosa:
3 Avy tamy ny zanaky Sekania, avy tamy
ny zanaky Farosa, i Zekaria; ary dimam-
-polo amby zato lahy voa isa nomba azy
araky ny fitetin-drazana:
4 Avy tamy ny zanaky Pahati-moaba, i
Elihoenay zanaky Zerahia, ary roan-jato
lahy nomba azy:
5 Avy tamy ny zanaky Sekania, ny zanaky
Iahaziela, ary telon-jato lahy nomba azy:
6 Ary avy tamy ny zanaky Adina, i Ebeda
zanaky Iônatana, ary dimam-polo lahy
nomba azy:
7 Ary avy tamy ny zanaky Elama, Iesaia
zanaky Atalia, ary fito-polo lahy nomba
azy:
8 Ary avy tamy ny zanaky Sefatia, i
Zebadia zanaky Mikaela, ary valo-polo lahy
nomba azy:
9 Avy tamy ny zanaky Iôaba, i Obadia
zanaky Iehiela, ary valo amby ny folo
amby roan-jato lahy nomba azy:
10 Ary avy tamy ny zanaky Selomita, ny
zanaky Iôsifia, ary enim-polo amby zato
lahy nomba azy:
11 Ary avy tamy ny zanaky Bebay, i
Zekaria zanaky Bebay, ary valo amby roa-
-polo lahy nomba azy:
12 Ary avy tamy ny zanaky Azigada,
Iôhanana zanaky Hakatana, ary folo amby
zato lahy nomba azy:
13 Ary avy tamy ny zanaky Adonikama,
ireo no farany, k' ireo no anarany, i Elife-

leta, Ieiela, sy Semaia, ary enim-polo lahy
nomba azy.
14 Ary avy tamy ny zanaky Bigivay,
Iotay, sy Zabioda, ary fito-polo lahy nomba
azy.
15 Ary nangoniko ho amy ny ony izay
mankany Ahava izareo; dia nitoetra teo
an-day hateloana izahay: ary nizaha ny
olona, sy ny mpisorona, aho, fa tsy hitako
teo ny zana-Devy na iray akory.
16 Dia nampandehaniko i Eliezera, i
Ariela, i Semaia, sy Elinatana, sy Iariba,
sy Elinatana, sy Natana, sy Zekaria, sy
Mesiolama, loholona ireo; ary Iôiariba, sy
Elinatana, olon-kendry ireo.
17 Dia nampitondraiko teny ho aminy
Ido loholona eo amy ny fitoerana Kasifia
izareo, ka nambarako azy izay teny ho
lazainy aminy Ido, sy ny Netinimy rahala-
hiny, eo amy ny fitoerana Kasifia, mba ho
entiny aty aminay mpanompo hanao ny
tranon' Andriamanitray.
18 Ary araky ny soa nataony ny tànan'
Andriamanitray taminay no nitondrany ho
aty aminay olon-kendry, avy tamy ny za-
naky Mahaly, zanaky Levi, zanaky Isiraely;
ary Serebia, ambany ny zanany sy ny raha-
lahiny, valo amby ny folo lahy;
19 Ary Hasabia, ary nomba azy Iesaia
avy tamy ny zanaky Merary, ny rahalahiny
ambany ny zanany, roa-polo lahy;
20 Ary avy tamy ny Netinimy, izay no
tendreny Davidy sy ny andriandahy
hanompo ny zana-Devy, Netinimy roa-polo
amby roan-jato lahy: no tononina ny
anarany izy rehetra.
21 Dia niantso an-kabary andro fifadiana
aho teo anilany ny ony Ahava, hampahori-
anay tena eo anatrehan' Andriamanitray,
mba hanontany Azy làla-mahitsy hande-
hananay, sy ny zanakay, ary ny fanananay
rehetra.
22 Fa menatra aho hangataka miaramila
iray toko, sy mpitaingin-tsoavaly, amy ny
mpanjaka, hamonjy anay amy ny fahava-
lonay eny an-dàlana, satria efa niteny tamy
ny mpanjaka izahay, ka nanao hoe, Ny
tànan' Andriamanitray mahasoa izay rehe-
tra manompo Azy; fa ny heriny sy ny
fahatezerany manohitry izay rehetra maha-
foy Azy.
23 Ary nifady ka nangataky izany tamin'
Andriamanitray izahay: dia nihaino anay
Izy.
24 Dia nanokana mpisorona be roa amby
ny folo aho, i Serebia, i Hasabia, ary ny
rahalahiny folo lahy homba azy;
25 Ka no lanjaiko ho azy ny volafotsy, sy
ny volamena, ary ny fanaka, dia ny fana-
titra an-tranon' Andriamanitray, izay efa
nateriny ny mpanjaka, ny mpanolo-tsaina
azy, sy ny andriandahiny, ary ny Isiraely
rehetra izay teo:
26 Eny, no lanjaiko ho any an-tànany
hanja-bolafotsy dimam-polo amby enin-jato,
ary fanaka volafotsy hanjaka zato, ary
hanja-bolamena zato;
27 Ary lovia volamena roa-polo, lanjan'
ariary dimy amby roan-jato amby arivo;
ary lovia roa, varahi-maitso tsara tahaky
ny volamena.
28 Ary hoy izaho taminy, Masina ho any
Iehôvah hianareo; masina ny fanaka koa;
ary fanatitra sitra-po ho any Iehôvah An-
driamanitry ny razanareo ny volafotsy sy
ny volamena:
29 Miambena hianareo, ka tehirizo ireny,
mandra-pandanjanareo ireny eo anatrehany
ny mpisorona be sy ny zana-Devy, ary ny
lohany ny mpianakavin-drainy ny Isiraely,
any Ieriosalema, eo an-trano miefitra an-
-tranony Iehôvah.
30 Dia nalainy ny mpisorona sy ny zana-
-Devy ny volafotsy, sy ny volamena, ary ny
fanaka, voa lanja, mba ho entiny ho any
Ieriosalema, ho any an-tranon' Andriamani-
tray.
31 Dia niala tamy ny ony Ahava izahay,
tamy ny andro faharoa amby ny folo amy
ny voaloham-bolana, hankany Ieriosalema;
ary ny tànan' Andriamanitray nomba anay,
ary Izy namonjy anay tamy ny tànany ny
fahavalo, sy izay nanotrikia teny an-dàlana.
32 Dia nankany Ieriosalema izahay, ka
nitoetra tany hateloana.
33 Ary tamy ny andro fahefatra no
nandanjany ny volafotsy, sy ny volamena,
ary ny fanaka, ho any an-tànany Meremôta
zanaky Ioria, teo an-tranon' Andriamani-
tray; ary nomba azy Eleazara zanaky
Finehasa; ary nomba azy roa Iôzabada
zanaky Iesioa sy Nôadia zanaky Binoy,
zana-Devy izy roa;
34 An-isa sy an-danja izy rehetra; ary
voa soratra ny lanjan-drehetra taminy izany
andro izany.
35 Ny zanaky izay efa voa babo, izay
afaka tamy ny famaboana, dia nanatitra

fanatitra hodorana ho an' Andriamanitry ny
Isiraely, vositra roa amby ny folo noho ny
Isiraely rehetra, ondri-lahy enina amby sivy
folo, zanak' ondry fito amby fito-polo, osi-
-lahy roa amby ny folo ho fanatitra noho ny
ota; dia fanatitra hodorana ho any Iehôvah
ireny rehetr' ireny.
36 Dia natolony ny didiny ny mpanjaka
tamy ny manamboninahitra any ny mpan-
jaka sy ny mpanapaka taminy aty amorony
ny ony aty; ary izareo nampandroso ny
olona sy ny tranon' Andriamanitra.

## TOKO IX.

Ary rehefa vita izany, dia nankeo amiko
ny andriandahy, ka nanao hoe, Ny olon-
-Isiraely, sy ny mpisorona, ary ny zana-
-Devy, tsy mbola nisaraka tamy ny
olon-tompon-tany, fa manao araky ny
fahavetavetany ny Kanana, ny Heta, ny
Pereza, ny Iebiosa, ny Amona, ny Moaba,
ny Ejipity, ary ny Amora, izareo.
2 F' efa nampakatry ny zanani-vavy ho
an-tena sy ny zanani-lahy izareo; ka nihia-
roharo ny taranaka masina tamy ny olon-
-tompon-tany: eny, ny andriandahy sy ny
mpanapaka no nitari-dàlana taminy izany
fahotan' izany.
3 Ay rehefa nandre izany zavatr' izany
aho, dia nandriatry ny fitafiako sy ny
lambako aho, ka nanongotry ny volon-do-
hako sy ny somotro, dia nipetraka mitalan-
jona aho.
4 Dia niangona hankeo amiko izay rehetra
natahotry ny tenin' Andriamanitry ny
Isiraely, noho ny fahadisoany izay efa no
baboina; ary izaho nipetraka mitalanjona,
hatramy *ny fotoany* ny fanalamboady hariva.
5 Ary tamy ny fanalamboady hariva dia
nitsangana afaka tamy ny fahoriako aho;
ary rehefa nandriatry ny fitafiako sy ny
lambako aho, dia nandohalikia aho, ka
nanangany ny tànako ho aminy Iehôvah
Andriamanitro, ka nanao hoe,
6 Andriamanitro, menatra aho, ka tera-
mena, hiandrandra aminao, ry Andria-
manitro; f' efa nihiamaro ny helokay,
ambony ny lohanay, ary nitombo hatramy
ny lanitra ny fahotanay:
7 Efa lehibe ny fahadisoanay hatramy ny
andron-drazanay, mandrak' andro any: ary
ny helokay no nanolorana anay, ny mpanja-
kanay, *sy* ny mpisoronay, tany an-tànany
ny mpanjaka amy ny tany maro, ho an-
-tsabatra, ho babo, sy ho sambotra, ary
hihangihangy, toy ny amy ny andro any.
8 Ary ankehitriny, efa niseho kelikely ny
fahasoavana avy taminy Iehôvah Andria-
manitray, hamela sisa ho anay, izay ho
afaka, sy hanome anay hombo eo amy ny
fitoerany masina, mba ho zavain' Andria-
manitray ny masonay, sy homena anay ny
fiainana kely raha mbola andevo izahay.
9 F' efa andevo izahay; anefa tsy mba
nafoin' Andriamanitray izahay, na dia an-
devo aza izahay; fa namindra-fo taminay
teo imasony ny mpanjaka any Perisia Izy,
hanome anay fiainana, hanangananay ny
tranon' Andriamanitray, sy hamboaranay
ny rava eo, ary hanome anay mànda any
Ioda sy Ieriosalema.
10 Ary ankehitriny, Andriamanitray ô,
ahoana no ho lazainay izany? f' efa
nafoinay ny didinao,
11 Izay nampilazainao ny mpanompονao
mpaminany, manao hoe, Ny tany izay
alehanareo ho lovana, dia tany maloto
noho ny fandotoany ny tompon-tany, sy ny
fahavetavetany, izay efa naneniky izany
tamy ny fahalotoany:
12 Ary aza manome ny zanakareo-vavy
ho any ny zanani-lahy, na mampakatry ny
zanani-vavy ho any ny zanakareo-lahy, na
mitady ny fihiavanana aminy, na ny fana-
nany, mandrakizay; mba hahery hianareo,
ka hihinany ny soa avy amy ny tany, dia
hamela izany ho lovany ny zanakareo ho
mandrakizay.
13 Ary na dia izay rehetra efa nanjo
anay noho ny asanay ratsy sy ny faha-
disoanay be, satria tsy efa nampijaly anay
araky ny helokay Hianao, Andriamanitray,
k' efa namonjy anay toy izao;
14 Raha hanota ny didinao indray izahay,
ka hivady aminy izany olom-betaveta izany,
tsy ho tezitra aminay Hianao va, mandra-
-pandritrao anay, ka tsy hisy sisa na
afaka?
15 Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely ô,
marina Hianao; fa sisa mbola afaka hiany
izahay, toy ny andro any: indreto izahay
eo anatrehanao eo amy ny fahotanay; fa
tsy mahajanona eo anatrehanao noho izany
izahay.

TOKO X.

ARY rehefa nivavaka i Ezira, sy rehefa
nitsotra izy, ka nitomany ka niapoka teo
anoloany ny tranon' Andriamanitra, dia
niangona hankeo aminy fiangonan-dehibe
indrindra, lehilahy amim-behivavy sy zaza,
avy tamy ny Isiraely: fa nitomany dia
nitomany ny olona.
2 Dia namaly Sekania, zanaky Iehiela,
avy tamy ny zanaky Elama, ka nanao
taminy Ezira hoe, Izahay efa nanota tamin'
Andriamanitsikia, ary efa nampakatra vehi-
vavy hafa firenena tamy ny tompon-tany:
nefa misy fanantenana ankehitriny eo
amy ny Isiraely ny aminy izany zavatr'
izany:
3 Ary ankehitriny, aoka hataontsikia
fanekena amin' Andriamanitsikia hisaotry
ny vady rehetra, ambany izay naterany,
araky ny teniny ny tompoko sy izay mata-
hotry ny didin' Andriamanitsikia: ary aoka
hatao araky ny lalàna izany:
4 Mitsangàna, fa raharahanao izany:
izahay koa homba anao: matokia tsara, ka
atavy izany.
5 Dia nitsangana i Ezira, ka nampianiany
ny mpisorona be, ny zana-Devy, ary ny
Isiraely rehetra, hanao araky izany teny
izany. Dia nianiana izareo.
6 Dia nitsangana hiala eo anoloany ny
tranon' Andriamanitra i Ezira, ka nankany
an-tranony Iôhanana zanaky Eliasaba: ary
nony tonga teo izy, tsy mba nihinana mofo,
na nisotro rano; fa nalahelo izy noho ny
fahadisoany izay efa no baboina.
7 Dia nantsoiny an-kabary ny olona efa
no baboina rehetra tany Ioda sy Ierio-
salema, hiangona ho any Ieriosalema;
8 Ary na iza na iza no tsy mety hankeo
amy ny hateloana, araky ny teniny ny
andriandahy sy ny loholona, dia ho hosena
ny fananany rehetra, ka ho sarahina amy
ny fiangonany izay efa no baboina izy.
9 Dia niangona ho any Ieriosalema ny
lehilahy rehetra any Ioda sy Beniamina
tamy ny hateloana, tamy ny andro faharoa-
-polo amy ny volana fahasivy, ary nipetraka
ny olon-drehetra teo amy ny làlam-be man-
kany an-tranon' Andriamanitra, ka nango-
vitra noho izany zavatr' izany, sy ny rano-
noram-be.
10 Dia nitsangana i Ezira mpisorona, ka
nanao taminy hoe, Hianareo efa nanota, ka
nampaka-bady vehivavy hafa firenena, ham-
pitombo ny fahadisoany ny Isiraely.
11 Ary ankehitriny, mitsora aminy Iehôvah
Andriamanitry ny razanareo, ka atavy ny
sitra-pony; ary miavaha amy ny olon-
-tompon-tany, sy ny vehivavy hafa fire-
nena, hianareo.
12 Dia namaly ny fiangonan-drehetra, ka
nanao feo mahery hoe, Izay no lazainao,
dia hataonay:
13 Fa maro ny olona, ary mivatravatra
ny andro, ary tsy mahatoetra ety ala-trano
izahay, ary tsy raharaha indrai-andro, na
indro' andro, izany; fa maro izahay izay efa
nanota taminy izany zavatr' izany:
14 Ary aoky hijanona ny mpanapaky ny
fiangonan-drehetra, ary aoky izay rehetra
efa nampaka-bady vehivavy hafa firenena
ato an-tanànantsikia hankaty aminy izay
fotoan' andro hatao, ary hiaraka aminy koa
ny loholony isan-tanàna, sy ny mpitsara eo,
mandra-pialany ny firehetany ny fahate-
zeran' Andriamanitsikia amintsikia noho
izany zavatr' izany.
15 Iônatana zanaky Asahela, sy Iahazia
zanaky Tikiva hiany, no tendrena hanao
izany zavatr' izany: ary Mesiolama, sy
Sabetay zana-Devy, nanampy azy.
16 Dia nanao izany ny olona izay efa no
baboina. Ary niavaka i Ezira mpisorona,
*ambany* sasany amy ny lohany ny mpiana-
kavin-dray, araky ny mpianakavin-drazany,
ary izy rehetra araky ny anarany avy, ka
nipetraka tamy ny voalohan' androny ny
volana fahafolo, handiniky izany zavatr'
izany.
17 Dia vitany ny raharaha amy ny lehi-
lahy rehetra izay efa nampaka-bady vehi-
vavy hafa firenena, tamy ny voalohan'
androny ny voaloham-bolana.
18 Ary no hita teo amy ny zana-mpiso-
rona, izay efa nampaka-bady vehivavy hafa
firenena: dia teo amy ny zanaky Iesioa
zanaky Iôzadaka, sy ny rahalahiny; i
Maseia, sy Eliezera, sy Iariba, ary Ge-
dalia:
19 Dia naneky hisaotry ny vadiny izareo;
ary satria meloka izareo, dia *nanatitra*
ondri-lahy iray avy tamy ny ondry, noho
ny fahadisoany, *izareo.*
20 Ary avy tamy ny zanaky Imera; i
Hanany, sy Zebadia:
21 Ary avy tamy ny zanaky Harima; i

Maseia, sy Elia, sy Semaia, sy Iehiela, ary
Ozia:
22 Ary avy tamy ny zanaky Pasiora; i
Elioenay, i Maseia, Isimaela, i Netanela,
Iôzabada, ary Elasa:
23 Ary avy tamy ny zana-Devy; Iôza-
bada, sy Simey, sy Kelaia, (izany no i
Kelita,) i Petahia, Ioda, ary Eliezera:
24 Ary avy tamy ny mpihira; i Eliasiba:
ary avy tamy ny mpiambim-baravarana; i
Salioma, sy Telema, ary Iory:
25 Ary avy tamy ny Isiraely: avy tamy
ny zanaky Parosa; i Ramia, sy Iezia, sy
Malikia, sy Miamina, sy Eleazara, sy Mala-
kia, ary Benaia:
26 Ary avy tamy ny zanaky Elama; i
Matania, i Zekaria, sy Iehiela, sy Abidy, sy
Ieremota, ary Elia:
27 Ary avy tamy ny zanaky Zatio; i
Elioenay, i Eliasiba, i Matania, sy Ieremota,
sy Zabada, ary Aziza:
28 Ary avy tamy ny zanaky Bebay;
Iehohanana, i Hanania, i Zabay, i Atilay:
29 Ary avy tamy ny zanaky Bany; i
Mesiolama, i Malioka, sy Adaia, Iasioba, sy
Sealy, ary Ramota:
30 Ary avy tamy ny zanaky Pahati-
-moaba; i Adina, sy Kelaly, i Benaia, i
Maseia, i Matania, i Bezalela, sy Binoy,
ary Manase:
31 Ary avy tamy ny zanaky Harima; i
Eliezera, Isiya, i Malikia, i Semaia, i
Simeona,
32 I Beniamina, i Malioka, i Semaria:
33 Avy tamy ny zanaky Hasioma; i
Matenay, i Matata, i Zabada, i Elifeleta,
Ieremay, i Manase, i Simey:
34 Avy tamy ny zanaky Bany; i Maday,
i Amirama, Iôela,
35 I Benaia, i Bedeia, i Kelio,
36 I Vania, i Meremota, i Eliasiba,
37 I Matania, i Matenay, sy Iaasao,
38 Ary Bany, sy Binoy, i Simey,
39 Ary Selemia, sy Natana, sy Adaia,
40 I Makanadebay, i Sasay, i Saray,
41 I Azarela, sy Selemia, i Semaria,
42 I Salioma, i Amaria, Iôsefa:
43 Avy tamy ny zanaky Nebo; Ieiela, i
Matitia, i Zabady, i Zebina, Iadao, sy Iôela,
i Benaia.
44 Ireny rehetr' ireny efa nampaka-bady
vehivavy hafa firenena, ary efa nahary zaza
ny sasany izay nanam-bady.

---

# NY BOKY NO SORATANY NEHEMIA.

---

## TOKO I.

Ny teniny Nehemia zanaky Hakalia.
Ary tamy ny volana Kisileo, tamy ny
taona faharoa-polo, raha tany Siosana reni-
-vohitra aho,
2 Dia tonga i Hanany, rahalahiko anan-
kiray, izy, ambany lehilahy sasany any
Ioda; ary izaho nanontany taminy ny
olon-Ioda izay efa afaka, izay efa no baboina
ka sisa, ary Ieriosalema.
3 Ary hoy izareo tamiko, Ny sisa aminy
izay no baboina, izay avela eo amy ny
firazanana, mitondra fahoriam-be sy tsiny;
ary ny mànda any Ieriosalema voa rodana,
ary ny vavahadiny nodoran' afo.
4 Ary rehefa nandre izany teny izany aho,
dia nipetraka, sy nitomany, sy nisaona ela,
sy nifady hanina, ary nivavaka teo ana-
trehan' Andriamanitry ny lanitra, aho,
5 Ka nanao hoe, Mifona aminao aho, ry
Iehôvah Andriamanitry ny lanitra, Andria-
manitra lehibe sady mahatahotra, Izay
mitandrina fanekena sy famindram-po
aminy izay tia Anao sy mitandriny ny
didinao;
6 Aoky hihaino ny sofinao ankehitriny,
ary hahiratra ny masonao, mba ho renao
ny vavaky ny mpanomponao, izay ivava-
hako eo anatrehako ankehitriny, andro
aman' alina, ho any ny zanaky Isiraely
mpanomponao, ary anekeko ny fahotany

ny zanaky Isiraely, izay efa nanotanay taminao: f' izaho ambany ny mpianakavin-draiko efa nanota.

7 Efa nanao izay ratsy dia ratsy taminao izahay, ka tsy nitandriny ny didy, na ny lalàna, na ny fitsarana, izay nandidianao any Mose mpanomponao.

8 Mifona aminao aho, tsarovy lehy teny nandidianao any Mose mpanomponao, hoe, Raha manota hianareo, dia hampiely anareo any amy ny firenena maro aho:

9 Fa, raha miverina amiko hianareo, ka mitandriny ny didiko, ary mankato izany, na dia hisy voa ary hatrany am-paravodi-lanitra hianareo, dia halaiko any izareo, ka ho entiko ho amy ny fitoerana izay no fidiko hampitoerako eo ny anarako.

10 Ary ireo no mpanomponao sy olonao, izay nampanavotanao ny herinao lehibe sy ny tànanao mahery.

11 Mifona aminao aho, ry Iehôvah ô, mihainoa ankehitriny ny hataky ny mpanomponao, sy ny hataky ny mpanomponao maro, izay tahatahotry ny anaranao; ary mifona aminao aho, ambino ny mpanomponao andro any, ka iantrao izy eo imasony io lehilahy io. Fa mpitondra ny kapoaky ny mpanjaka aho.

## TOKO II.

Ary tamy ny volana Nisana, tamy ny taona faharoa-polo nanjakany Aritakiserisesy, dia nisy divay teo anatrehany: ary nalaiko ny divay, ka nomeko ny mpanjaka. Fa vao izao aho mba nalahelo teo anatrehany.

2 Ary hoy ny mpanjaka tamiko, Nahoana no malahelo ny tarehinao, kanefa tsy marary tsinona hianao? tsy zava-kafa fa alahelom-po izany. Dia natahotr' indrindra aho,

3 Ka nilaza tamy ny mpanjaka hoe, Ho velona mandrakizay anie ny mpanjaka: nahoana no tsy halahelo ny tarehiko, rehefa rava ny tanàna izay itoerany ny fasany ny razako, ary efa levon' afo ny vavahadiny?

4 Dia hoy ny mpanjaka tamiko, Inona àry no angatahinao? Ka dia nivavaka tamin' Andriamanitry ny lanitra aho.

5 Ary hoy izaho tamy ny mpanjaka, Raha sitra-pony ny mpanjaka, ary raha mahita soa eo imasonao ny mpanomponao, dia iraho aho ho any Ioda, any an-tanànany ny fasany ny razako, hanamboarako izany.

6 Ary hoy ny mpanjaka tamiko, (ary ny vadiny ny mpanjaka nipetraka teo anilany,) Hafiriana no halehanao any? ary rahoviana no hiverina hianao? Ka dia sitraky ny mpanjaka haniraka ahy; ary nanao fotoana taminy aho.

7 Ary hoy koa izaho tamy ny mpanjaka, Raha sitra-pony ny mpanjaka, aoka homena taratasy aho, ho amy ny mpanapaka any an-dafiny ny ony, mba hampandehanany ahy mandra-pahatongako any Ioda;

8 Ary taratasy ho aminy Asafa mpitandriny ny alany ny mpanjaka, mba homeny hazo aho, hanavany ny tolam-bavahadiny ny trano-fanjakana izay momba ny tempoly, ary hanavany ny màndany ny tanàna, ary ny trano izay hidirako. Dia nanome ahy ny mpanjaka, araky ny soa nataony ny tànan' Andriamanitro tamiko.

9 Dia nankany amy ny mpanapaka tany an-dafiny ny ony aho, dia nomeko azy ny taratasiny ny mpanjaka. Ary efa nirahiny ny mpanjaka mpifehy ny miaramila sy ny mpitaingin-tsoavaly homba ahy.

10 Raha nandre i Sanibalata zanaky Horona, ary Tobia zanaky Amona, mpanompo, dia nampahory azy indrindra izany, fa nisy lehilahy tonga hampandroso ny fahasoavany ny zanaky Isiraely.

11 Dia tonga tany Ieriosalema aho, ka nitoetra teo hateloan' andro.

12 Ary nifoha alina aho, izaho ambany olom-bitsy nomba ahy: ary tsy no lazaiko tamin' olona, izay natsindrin' Andriamanitra ny foko hatao any Ieriosalema: ary tsy nanam-biby aho, afa tsy izay biby nitaingienako.

13 Dia nivoaka nony alina tamy ny vavahadiny ny tany lemaka aho, teo tandrifiny ny Loharano Menarana, sy tamy ny vavahadim-piringia, ka nizaha ny mànda any Ieriosalema izay rava, ary ny vavahadiny efa levon' afo.

14 Dia nankany amy ny vavahadin-doharano, sy ny farihiny ny mpanjaka, aho; fa tsy nisy làlan-kalehany ny biby izay nitaingienako.

15 Dia niakatra teo amorony ny renirano aho nony alina, ka nizaha ny mànda, dia niverina, ka niditra tamy ny vavahadiny ny tany lemaka, ka dia niverina.

16 Ary ny mpanapaka tsy nahalala izay nalehako, na izay nataoko; ary tsy mbola no lazaiko tamy ny olon-Ioda, na tamy ny mpisorona, na tamy ny andriandahy, na tamy ny mpanapaka, na tamy ny sisa izay nanao ny asa.

17 Dia hoy izaho taminy, Hianareo mahita ny fahoriantsikia, f' efa rava Ieriosalema, ary nodoran' afo ny vavahadiny; avia, ary andeha isikia hanangany ny mànda any Ieriosalema, mba tsy ho latsa intsony isikia.

18 Dia nambarako azy ny tànan' Andriamanitro izay nahasoa ahy, ary ny teniny ny mpanjaka koa izay no lazainy tamiko. Ary hoy izareo, Andeha isikia hiaingia, ka handrafitra. Ka dia nampahery ny tànany hanao izany asa soa izany izareo.

19 Fa, raha nandre i Sanibalata zanaky Horona, sy Tobia zanaky Amona, mpanompo, ary Gesema Arabo, dia nanaraby anay sy nanevateva anay izareo, ka nanao hoe, Inona izany zavatr' izany no ataonareo? hiodina amy ny mpanjaka va hianareo?

20 Dia namaly azy aho, ka nanao taminy hoe, Andriamanitry ny lanitra, Izy hampanambina anay; ary izahay mpanompony hiaingia, ka handrafitra; fa hianareo tsy manana anjara, na fiombonana, na fahatsiarovana, aty any Ieriosalema.

## TOKO III.

Dia niaingia i Eliasiba mpisorona be ambany ny mpisorona rahalahiny, ka nandrafitry ny vavahadin' ondry; dia nahamasiny iny izareo, ka nanangany ny varavarany: nahamasiny iny izareo, hatramy ny trano fiarovana Mea, ka hatramy ny trano fiarovana Hananela.

2 Ary manarakaraka azy, nandrafitra ny lehilahy Ierikô. Ary manarakaraka azy, nandrafitra i Zakiora zanaky Imiry.

3 Ary ny vavahadin-kazandrano narafitry ny zanaky Hasena, izay nanoriny ny tolam-bavahadiny, ka nanangany ny varavarany, *ambany* ny hidiny, sy ny fanidiany.

4 Ary manarakaraka azy, namboatra i Meremota zanaky Ioria, zanaky Kôzy. Ary manarakaraka azy, namboatra i Mesiolama, zanaky Berekia, zanaky Mesezabela. Ary manarakaraka azy, namboatra i Zadôka, zanaky Bana.

5 Ary manarakaraka azy, namboatra ny olon-Tekoa; fa tsy nasiany ny andriandahiny ny vozony tamy ny asany ny Tompony.

6 Ary ny vavahady taloha namboariny Iehôiada zanaky Pasea, sy Mesiolama zanaky Besodia: izy roa lahy nanoriny ny tolany, ka nanangany ny varavarany, ambany ny hidiny, sy ny fanidiany.

7 Ary manarakaraka azy, namboatra i Melatia olon-Gibeona, sy Iadona olo-Meronota, ny lehilahy Gibeona sy Mizipa, hatramy ny lapany ny mpanapaka amy ny aty amorony ny ony aty.

8 Manarakaraka azy, namboatra Ioziela zanaky Harihaia, avy tamy ny mpanefi-volamena. Manarakaraka azy koa, namboatra i Hanania zanaky ny anankiray amy ny mpivaro-panafody; ary nanamafy any Ieriosalema izareo, hatramy ny mànda lehibe.

9 Ary manarakaraka azy, namboatra i Refaia zanaky Hiora, mpanapaky ny antsasaka any Ieriosalema.

10 Ary manarakaraka azy, namboatra Iedaia zanaky Hariomafa, teo tandrifiny ny tranony hiany: ary manarakaraka azy, namboatra i Hatiosa zanaky Hasabinia.

11 Ny sasany koa, sy ny fitoeran' avony ny fitenehana, namboariny Malikia zanaky Harima, sy Hasioba, zanaky Pahati-moaba.

12 Ary manarakaraka azy, namboatra i Salioma zanaky Halohesy mpanapaky ny antsasaka any Ieriosalema, izy ambany ny zanani-vavy.

13 Ny vavahadiny ny tany lemaka namboariny Haniona sy ny mponina any Zanôa; izareo nandrafitry izany, sy nanangany ny varavarany, *ambany* ny hidiny, sy ny fanidiany, ary ny mànda arivo hakihio hatramy ny vavahadim-piringia.

14 Fa ny vavahadim-piringia namboariny Malikia zanaky Rekaba, mpanapaky ny antsasaka any Beti-hakerema: izy nandrafitry izany, sy nanangany ny varavarany, *ambany* ny hidiny, sy ny fanidiany.

15 Fa ny vavahadin-doharano namboariny Saliona zanaky Kolihoze, mpanapaky ny antsasaka any Mizipa: izy nandrafitry izany, sy nanafo izany, ary nanangany ny varavarany, *ambany* ny hidiny, sy ny fanidiany, ary ny fefilohany ny farihy Siloa, teo anilany ny tanimboliny ny mpanjaka, ka hatramy ny ambaratonga izay midina avy an-tanànany Davidy.

16 Manarakaraka azy, namboatra i Nehemia zanaky Azibioka, mpanapaky ny antsasaka any Beti-ziora, hatramy ny teo tandrifiny ny fasany Davidy, ka hatramy ny farihy izay natao, ary hatramy ny tranony ny olo-mahery.
17 Manarakaraka azy, namboatra ny zana-Devy, i Rehioma zanaky Bani. Manarakaraka azy, namboatra i Hasabia, mpanapaky ny antsasaka any Keila, teo amy ny toko-taniny.
18 Manarakaraka azy, namboatra ireo rahalahiny, i Bavay zanaky Henadada, mpanapaky ny antsasaka any Keila.
19 Ary manarakaraka azy, ny sasany namboariny Ezera zanaky Iesioa mpanapaka any Mizipa, teo tandrifiny ny fiakarana ho any amy ny fitoeram-piadiana eo anilany ny fihiodinana.
20 Manarakaraka azy, nazoto i Barioka zanaky Zabay, ka namboatry ny sasany koa, hatramy ny fihiodinana, ka hatramy ny varavarany ny tranony Eliasiba mpisorona be.
21 Manarakaraka azy, ny sasany namboariny Meremota zanaky Ioria zanaky Kôzy, hatramy ny varavarany ny tranony Eliasiba, ka hatramy ny farany ny tranony Eliasiba.
22 Ary manarakaraka azy, namboatra ny mpisorona, lehilahy avy tamy ny tany lemaka.
23 Manarakaraka azy, namboatra i Beniamina sy Hasioba, teo tandrifiny ny tranony hiany. Manarakaraka azy, namboatra i Azaria zanaky Maseia zanaky Anania, teo anilany ny tranony hiany.
24 Manarakaraka azy, ny sasany koa namboariny Binoy, zanaky Henadada, hatramy ny tranony Azaria ka hatramy ny fihiodinana, dia hatramy ny zorony.
25 *Namboatra* i Palala zanaky Iozay, teo tandrifiny ny fihiodinana sy ny trano fiarovana, izay avy amy ny trano avo any ny mpanjaka izay teo anilany ny toko-taniny ny trano-maizina. Manarakaraka azy, i Pedaia zanaky Parosa.
26 Ary ny Netinimy nonina tany Ofela, *ka namboatra* hatramy ny teo tandrifiny ny vavahadin-drano miantsinanana sy ny trano fiarovana izay mitoetra eo ivelany.
27 Ary manarakaraka azy, ny sasany koa namboariny ny olon-Tekoa, teo tandrifiny ny trano-fiarovan-dehibe izay mitoetra eo ivelany ka hatramy ny mànda any Ofela.
28 Ny mpisorona samy namboatry ny teo tandrifiny ny tranony avy, hatrany ambony ny vavahadin-tsoavaly.
29 Manarakaraka azy, namboatra i Zadôka zanaky Imera, teo tandrifiny ny tranony hiany. Ary manarakaraka azy, namboatra i Somaia zanaky Sekania mpiambiny ny vavahady miantsinanana.
30 Manarakaraka azy, ny sasany koa namboariny Hanania zanaky Selemia, sy Haniona, faheniny ny zanaky Zalafy. Manarakaraka azy, namboatra i Mesiolama zanaky Berekia, teo tandrifiny ny tranony hiany.
31 Manarakaraka azy, namboatra i Malikia zanaky ny mpanefi-volamena anankiray, hatramy ny fitoerany ny Netinimy sy ny mpandranto, teo tandrifiny ny vavahady Mifikada, sy ny fiakarana teo amy ny zoro.
32 Ary teo anelanelany ny fiakarana teo amy ny zorony sy ny vavahadin' ondry no namboarany ny mpanefi-volamena sy ny mpandranto.

## TOKO IV.

ARY raha reny Sanibalata fa nataonay ny mànda, dia tezitra izy, ka vinitr' indrindra, dia nihiomehy ny olon-Ioda.
2 Dia niteny teo anatrehany ny rahalahiny, sy ny miaramila Samaria, izy, ka nanao hoe, Manao inona ireo olon-Ioda osa ireo? hampaheri-tena v' izareo? hanala-voady v' izareo? hahavita indrai-andro v' izareo? hanangany ny vato amy ny fitambaran-davenona izay voa dotra v' izareo?
3 Ary Tobia zanaky Amona *nitoetra* teo anilany, ka hoy izy, K' izay atsangany, raha miakatra ny amboadia aza, dia handrava ny mànda vato ataony izy.
4 Mihainoa, ry Andriamanitray; fa no ratsina izahay: ary ampodio ny fanaratsiany ho amy ny lohany, ary atavy ho babo eo amy ny tany fahababoana ireo:
5 Ary aza manarony ny helony, ary aza vonoina ny fahotany eo anatrehanao: f' efa nampahatezitra *Anao* teo anatrehany ny mpandrafitra izareo.
6 Ka dia narafitray ny mànda: ary tafakambana avokoa ny mànda hatramy ny antsasany: fa nazoto ny olona hiasa.

7 Fa rehefa reny Sanibalata, sy Tobia, sy
ny Arabo, sy ny zanaky Amona, ary ny
olon-Asidoda, fa tafatsangana ny mànda
any Ieriosalema, k' efa ho tampenana ny
rava, dia tezitr' indrindra izareo:
8 Dia nirai-tetikia izy rehetra hankany
hiady aminy Ieriosalema, ary hisakany
izany.
9 Dia nivavaka tamin' Andriamanitray
izahay, ka nampiambiny ireny andro aman'
alina, satria *nanohitra anay* izareo.
10 Ary hoy ny Ioda, Reraka ny heriny
ny mpitondra entana, ary be ny ranontany:
ka dia tsy maharafitry ny mànda izahay.
11 Ary hoy ny fahavalonay, Tsy hahalala
izareo, na hahita, raha tsy eo afovoany
isikia, ka matintsikia izareo, ka hampitsa-
harantsikia ny asa.
12 Ary rehefa tonga ny olon-Ioda izay
nitoetra teo anilany, dia nanao taminay
impolo hoe, Aminy izay fitoeran-drehetra
hiverenanareo aminay, *no ho fetsahany
hianareo.*
13 Dia nampitoeriko teo amy ny fitoerana
ambany, teo ivelany ny mànda, sy teo amy
ny fitoerana ambony, dia nampitoetry ny
olona araky ny mpianakaviny, mitana
sabatra, sy lefona, ary tsipìkia, aho.
14 Dia nijery aho, ka nitsangana, dia
nilaza tamy ny andriandahy, sy ny mpana-
paka, ary ny olona sisa, Aza matahotra azy
hianareo: tsarovy Iehôvah, lehibe sady
mahatahotra, ka miadia hiaro ny rahalahi-
nareo, *sy* ny zanakareo-lahy, sy ny zana-
kareo-vavy, sy ny vadinareo, ary ny trano-
nareo.
15 Ary rehefa reny ny fahavalonay, f' efa
fantatray izany, ary no foanan' Andria-
manitra ny fihieviny, dia niverina ho amy
ny mànda izahay rehetra, samy ho amy ny
taozavany avy.
16 Ary hatraminy izay andro izay, ny
antsasaky ny mpanompoko nanao ny asa,
ary ny antsasany koa nitana lefona, aman'
ampingia sy tsipìkia, ary fiarovan-tratra:
ary teo ivohony ny mpianakavy rehetra
any ny Ioda ny mpanapaka.
17 Izay nandrafitry ny mànda, sy izay
nitondra entana, ambany izay nampitondra,
samy nanao ny asa izy rehetra tamy ny
tànany anankiray, ary nitan-defona ny
anankiray kosa.
18 Fa ny mpandrafitra rehetra samy
nanany ny sabatrany nifehy tamy ny vani-
any avy, ka dia nandrafitra. Ary izay
nampaneno ny trompetra, nitoetra teo
anilako.
19 Ary hoy izaho tamy ny andriandahy,
sy ny mpanapaka, ary ny olona sisa, Be ka
mafy ny asa, ary isikia misaratsaraka eo
ambony ny mànda, ka mifanalavitra:
20 Eo aminy izay fitoerana andrenesa-
nareo ny feony ny trompetra, miangòna ho
any aminay hianareo: Andriamanitsikia
hiady ho antsikia.
21 Dia nanao ny asa izahay, ary ny sasany
nitan-defona hatramy ny mazava-ratsy, ka
mandra-pisehony ny kintana.
22 Ary hoy izaho koa tamy ny olona
fahizay, Samia mitoetra ato any Ieriosa-
lema hianareo ambany ny mpanomponareo
avy, mba hiambina antsikia rah' alina, ary
hiasa raha andro.
23 Ary izaho, sy ny rahalahiko, sy ny
mpanompoko sy ny mpiambina, izay nana-
raka ahy, samy tsy nanala ny akanjonay
izahay; *nitondra* ny fiadiany izy rehetra,
*hanovo* rano.

## TOKO V.

Dia nitaraina mafy ny lehilahy ambany ny
vadiny, ka niampanga ny olon-Ioda rahala-
hiny.
2 Fa nisy izay nanao hoe, Maro izahay,
ambany ny zanakai-lahy sy ny zanakai-
-vavy; ary mitondra vary izahay, mba ho
haninay sy hivelomanay.
3 Ary nisy koa izay nanao hoe, Izahay
efa nampitany ny taninay, sy ny tanim-
-boalobokay, ary ny tranonay, hividianay
vary noho ny mosary.
4 Ary nisy koa izay nanao hoe, Izahay
efa nisambo-bola handoavanay ny hetrany
ny mpanjaka, ary *efa nampitananay* ny
taninay sy ny tanim-boalobokay:
5 Ary ankehitriny, manahaky ny nofony
ny rahalahinay ny nofonay, manahaky ny
zanany ny zanakay: ary izahay manetry
ny zanakai-lahy, sy ny zanakai-vavy, ho
andevo, ary ny zanakai-vavy sasany efa
andevo sahady: ary tsy manan-kanavotra
izahay; fa olon-kafa no manany ny taninay
sy ny tanim-boalobokay.
6 Dia tezitr' indrindra aho, raha reko ny
fitarainany sy ireo teny ireo.
7 Dia nihievitra tam-po aho, ary nana-

natry ny andriandahy sy ny mpanapaka
aho, ka nanao taminy hoe, Samy mampan-
doa zana-bola ny rahalahiny avy hianareo.
Dia nanendry fiangonan-dehibe hiampanga
azy aho.
8 Ary hoy izaho taminy, Izahay, araky
izay zakany ny ainay, efa nanavotry ny
olon-Ioda rahalahinay, izay efa namidina
tamy ny firenen-tsamihafa: ary hianareo
dia hivarotry ny rahalahinareo va? sa
hamidina amintsikia v' izareo? Dia nangina
izareo, ka tsy nahita *izay havaliny.*
9 Ary hoy izaho, Tsy tsara izay ataonareo:
tsy tokony handeha amy ny fatahorana an'
Andriamanitsikia noho ny fanaratsiany ny
firenen-tsamihafa fahavalontsikia va hia-
nareo?
10 Izaho *sy* ny rahalahiko, ambany ny
mpanompoko, mahazo mampandoa azy vola
sy vary: masìna hianareo, aoka hatsahatsi-
kia izany fampanjanaham-bola izany:
11 Masìna hianareo, ampodio aminy anio
hiany ny taniny, ny tanim-boalobony, ny
tani-olivany, ary ny tranony, ary ny faha-
zatony ny vola, sy ny vary, ny divay, sy
ny solikia, izay ampandoavinareo azy.
12 Dia hoy izareo, Hampodinay hiany,
ka tsy haka na inona na inona aminy
izahay; dia hataonay araky izay no lazai-
nao. Dia niantso ny mpisorona aho, ka
nampianiana azy, mba hataony araky izany
teni-nomena izany.
13 Dia nanopaky ny lambako aho, ka
nanao hoe, Tahaky izany no hanopahan'
Andriamanitra ny olon-drehetra amy ny
tranony sy ny asany anie, izay tsy maha-
tanteraky izany teni-nomena izany, dia
hakopaka ka ho foanana anie tahak' izany
izy. Ary hoy ny fiangonan-drehetra,
Amena, ka nidera any Iehôvah. Ary
nanao ny olona araky izany teni-nomena
izany.
14 Ary koa hatraminy izay andro nanen-
drena ahy ho mpanapaka azy amy ny tany
Ioda, hatramy ny taona faharoa-polo ka
hatramy ny taona faharoa amby telo-polo
nanjakany Aritakiserisesy, dia roa amby
ny folo taona, izaho sy ny rahalahiko
tsy mba nihinany ny mofony ny mpana-
paka.
15 F' ireo mpanapaka fahiny izay nialoha
ahy, nampandoa ny olona, ka naka mofo
sy divay taminy, ary sekely volafotsy efa-
-polo koa: eny, ny mpanompony aza nana-
paky ny olona: f' izaho tsy nanao izany,
noho ny fatahorana an' Andriamanitra.
16 Eny, izaho naharitra hanao io mànda
io hiany, ka tsy nividy tany na kely akory
izahay; ary ny mpanompoko rehetra nian-
gona ho any amy ny taozavatra.
17 Ary teo amy ny latabatro nisy olon-
-Ioda sy mpanapaka dimam-polo amby zato,
nanampy izay nankeo aminay avy tamy ny
firenena izay nanodidina anay.
18 Ary namboarina isan' andro vositra
iray sy ondry tsara enina, ary vorona koa
namboarina ho ahy, ary indrai-maka ìsan-
-kafoloana divay samihafa rehetra betsaka:
kandrefa izany rehetr' izany, tsy mba
nangatahiko ny mofony ny mpanapaka,
satria mafy ny fanompoany ireo olon' ireo.
19 Tsarovy aho, hahasoa ahy, ry Andria-
manitro, araky izay rehetra nataoko taminy
ireo olon' ireo.

## TOKO VI.

Ary rehefa reny Sanibalata, sy Tobia, sy
Gesema Arabo, ary ny fahavalonay sisa, f'
efa nanao ny mànda aho, ka tsy nisy rava
teo intsony, (kanefa taminy izany andro
izany tsy mbola natsangako ny varavarana
ho amy ny vavahady;)
2 Dia naniraka hankaty amiko i Saniba-
lata, sy Gesema, ka nanao hoe, Avia, k'
andeha isikia hihaona eo aminy izay vohitra
anankiray eo amy ny tany lemaka Ono.
Fa nikiasa handratra ahy izy roa.
3 Dia nanirak' olona hankany aminy aho,
ka nanao hoe, Asa lehibe ataoko, ka tsy
afa-midina aho: nahoana no hitsahatra
ny asa, raha handao izany mba hidina
hankeo aminareo aho?
4 Kanefa naniraka tamiko inefatra araky
izao izareo; ary izaho kosa namaly azy
araky izany hiany.
5 Dia nirahiny Sanibalata ny mpanom-
pony hankaty amiko fahadiminy araky
izany hiany, ka nitondra taratasy nivelatra
teny an-tànany:
6 Voa soratra teo hoe, Efa niely ny teny
teo amy ny firenena maro, ary hoy Gasimio,
fa hianao ambany ny olon-Ioda mikiasa
hiodina, k' izany no anavanao ny mànda,
mba ho mpanjakany araky izany teny izany
hianao:
7 Ary efa no tendrenao mpaminany maro

hitory anao any Ieriosalema, ka hanao hoe,
Misy mpanjaka any Ioda: ary ankehitriny,
dia hambara amy ny mpanjaka araky izany
teny izany: ary ankehitriny, avia, k' andeha
isikia hiara-hisaina.
8 Dia naniraka ho any aminy aho, ka
nanao hoe, Tsy mba natao izay zavatra no
lazainao, fa ny fonao hiany no mandaingia
izany.
9 Fa nampahatahotra anay izy rehetra, ka
nanao hoe, Ho reraka ny tànany amy ny
asa, ka tsy hahatontosa izany. Ary anke-
hitriny, *ry Andriamanitra*, mampahareza
ny tànako.
10 Ary izaho tonga ho any an-tranony
Semaia, zanaky Delaia, zanaky Mehetabela,
izay narindrina: ary hoy izy, Andeha isikia
hihaona eo an-tranon' Andriamanitra, eo
anatiny ny tempoly, ary aoka harindrin-
tsikia ny varavarany ny tempoly; fa ho
avy hamono anao izareo; eny, ho avy alina
hamono anao izareo.
11 Ary hoy izaho, Handositra lehilahy
manahaka ahy va? ary iza manahaka ahy
no hiditra any amy ny tempoly hamonjy
ny ainy? tsy hiditra eo aho.
12 Ary indro, efa hitako fa Andriamani-
tra tsy mba naniraka azy; fa nilaza izany
faminanian' izany hanohitra ahy izy, fa no
tambazany Tobia sy Sanibalata izy.
13 Izany no nanambazany azy, mba
hampahatahotra ahy, ka hanao izany aho, ka
hanota, ary mba hahazoany teny ratsy izay
hanaratsiany ahy.
14 Ry Andriamanitro, tsarovy Tobia sy
Sanibalata, araky izany asany izany, ary
Noadia mpaminani-vavy, sy ny mpaminany
sasany, izay efa hampahatahotra ahy.
15 Dia vita ny mànda tamy ny roa amby
dimam-polo andro, tamy ny *andro* fahadimy
amby roa-polo amy ny *volana* Eliola.
16 Ary rehefa reny ny fahavalonay re-
hetra izany, ka hitany ny firenena maro
izay nanodidina anay dia nietry indrindra
teo imasony hiany izareo; fa nahalala izareo
fa Andriamanitray no nanavany izany asa
izany.
17 Ary ny andriandahy Ioda nampitondra
taratasy maro ho any aminy Tobia fahizay,
ary ny avy taminy Tobia tonga ho any
aminy kosa.
18 Fa nisy maro tany Ioda efa nianiana
taminy, satria vinantony Sekania, zanaky
Ara, izy; ary Iôhanana zanani-lahy efa
nampakatry ny zanaka-vaviny Mesiolama
zanaky Berekia.
19 Ary nisy koa nitory ny soa nataony,
teo anatrehako, ka nilaza ny teniko taminy
kosa. Taratasy nampitondrainy Tobia,
hampahatahotra ahy.

## TOKO VII.

Ary rehefa vita ny mànda, ka natsangako
ny varavarana, ka voa tendry ny miambim-
-baravarana, sy ny mpihira, ary ny zana-
-Devy,
2 Dia no didiako i Hanany rahalahiko, sy
Hanania mpanapaky ny trano-fanjakana,
hitandrina any Ieriosalema, fa lehilahy
mahatoky izy, ka natahotra an' Andria-
manitra mihoatra noho ny maro.
3 Ary hoy izaho taminy ireo, Aza avela
ho vohana ny vavahadiny Ieriosalema
mandra-pipoaky ny masoandro; ary raha
mijanona eo izareo, aoka handrindriny ny
varavarana sy hanidy izany izareo; ary
aoka ho tendrena mpiambina avy aminy
izay monina any Ieriosalema, samy amy ny
fiambenany avy, ary samy ho tandrifiny ny
tranony avy.
4 Ary malalaka ka lehibe ny tanàna, anefa
vitsy ny olona teo, ary tsy mbola voa rafi-
tra ny trano.
5 Ary nampikiasain' Andriamanitro aho
hampiangony ny andriandahy, sy ny mpana-
paka, ary ny vahoaka, hanisako azy araky
ny fitetezan-drazany. Ary hitako ny tara-
tasy fitetezan-drazany izay niakatra voalo-
hany, ka hitako voa soratra teo hoe,
6 Ireo no lehilahiny ny firazanana, izay
niakatra avy tamy ny fahababoana, avy
taminy izay efa no baboina, izay efa nentiny
Nebiokadinezara mpanjaka any Babilona
ho babo, ary niverina ho any Ieriosalema,
sy Ioda, samy ho any an-tanànany avy;
7 Izay nomba any Zerobabela, dia Iesioa,
i Nehemia, i Azaria, i Ramia, i Nahamany,
i Moridekay, i Bilisana, i Misipereta, i Bigi-
vay, i Nehioma, *ary* Baana. Ireo no isany
ny lehilahy amy ny olon-Isiraely:
8 Zanaky Parosa, roa amby fito-polo amby
zato amby ro' arivo;
9 Zanaky Sefatia, roa amby fito-polo amby
telon-jato;
10 Zanaky Ara, roa amby dimam-polo
amby enin-jato;

11 Zanaky Pahati-moaba, avy tamy ny
zanaky Iesioa sy Iôaba, valo amby ny folo
amby valon-jato amby ro' arivo;
12 Zanaky Elama, efatra amby dimam-
-polo amby roan-jato amby arivo;
13 Zanaky Zatio, dimy amby efa-polo
amby valon-jato;
14 Zanaky Zakay, enim-polo amby fiton-
-jato:
15 Zanaky Binoy, valo amby efa-polo
amby enin-jato;
16 Zanaky Bebay, valo amby roa-polo
amby enin-jato;
17 Zanaky Azigady, roa amby roa-polo
amby telon-jato amby ro' arivo;
18 Zanaky Adonikama, fito amby enim-
-polo amby enin-jato;
19 Zanaky Bigivay, fito amby enim-polo
amby ro' arivo;
20 Zanaky Adiny, dimy amby dimam-polo
amby enin-jato;
21 Zanaky Atera, avy taminy Hezekia,
valo amby sivy folo;
22 Zanaky Hasiomy, valo amby roa-polo
amby telon-jato;
23 Zanaky Bezay, efatra amby roa-polo
amby telon-jato;
24 Zanaky Harifa, roa amby ny folo amby
zato;
25 Zanaky Gibeona, dimy amby sivy
folo;
26 Lehilahy Betilehema, sy Netofa, valo
amby valo-polo amby zato;
27 Lehilahy Anatota, valo amby roa-polo
amby zato;
28 Lehilahy Betazimaveta, roa amby efa-
-polo;
29 Lehilahy Kiriata-iearima, i Kefira, sy
Berota, telo amby efa-polo amby fiton-
-jato;
30 Lehilahy Rama sy Gaba, iraikia amby
roa-polo amby enin-jato;
31 Lehilahy Mikimasa, roa amby roa-polo
amby zato;
32 Lehilahy Betela sy Ay, telo amby roa-
-polo amby zato;
33 Lehilahy any Nebo hafa, roa amby
dimam-polo;
34 Zanaky Elama hafa, efatra amby
dimam-polo amby roan-jato amby arivo;
35 Zanaky Harima, roa-polo amby telon-
-jato;
36 Zanaky Ierikô, dimy amby efa-polo
amby telon-jato;
37 Zanaky Loda, i Hadida, sy Ono, iraikia
amby roa-polo amby fiton-jato;
38 Zanaky Senaa, telo-polo amby sivin-
-jato amby telo arivo;
39 Mpisorona: zanaky Iedaia, avy tamy
ny mpianakaviny Iesioa, telo amby fito-
-polo amby sivin-jato;
40 Zanaky Imera, roa amby dimam-polo
amby arivo;
41 Zanaky Pasiora, fito amby efa-polo
amby roan-jato amby arivo;
42 Zanaky Harima, fito amby ny folo
amby arivo;
43 Zana-Devy: zanaky Iesioa avy taminy
Kadimiela, *sy* tamy ny zanaky Hodeva,
efatra amby fito-polo;
44 Mpihira: zanaky Asafa, valo amby
efa-polo amby zato;
45 Mpiambim-baravarana: zanaky Salio-
ma, zanaky Atera, zanaky Talimona, zanaky
Akioba, zanaky Hatita, zanaky Sobay, valo
amby telo-polo amby zato;
46 Netinimy: zanaky Ziha, zanaky
Hasiofa, zanaky Tabaota;
47 Zanaky Kerosa, zanaky Sia, zanaky
Padona,
48 Zanaky Lebana, zanaky Hagaba, zanaky
Salimay,
49 Zanaky Hanana, zanaky Gidela, zanaky
Gahara,
50 Zanaky Reaia, zanaky Rezina, zanaky
Nekoda,
51 Zanaky Gazama, zanaky Ioza, zanaky
Pasea,
52 Zanaky Besay, zanaky Meionima,
zanaky Nefisesima,
53 Zanaky Bakibioka, zanaky Hakiofa,
zanaky Harihiora,
54 Zanaky Bazilita, zanaky Mehida, za-
naky Herisa,
55 Zanaky Barikosa, zanaky Sisera, za-
naky Tama,
56 Zanaky Nezia, zanaky Hatifa.
57 Zanaky ny mpanompony Solomona:
zanaky Sotay, zanaky Sofereta, zanaky
Perida,
58 Zanaky Iala, zanaky Darikona, zanaky
Gidela,
59 Zanaky Sefatia, zanaky Hatily, zanaky
Pokerety avy taminy Zebaima, zanaky
Amona.
60 Ny Netinimy rehetra, ambany ny
zanaky ny mpanompony Solomona, roa
amby sivy folo amby telon-jato.

61 Ary ireo no izay niakatra avy tany
Teli-mela, i Teli-harisa, i Kerioba, i Adona,
ary Imera; fa tsy nahay nilaza ny tranon-
-drazany sy ny fiterahana azy, na avy tamy
ny Isiraely, na tsia, izareo:
62 Zanaky Delaia, zanaky Tobia, zanaky
Nekoda, roa amby efa-polo amby enin-jato.
63 Ary avy tamy ny mpisorona; zanaky
Habaia, zanaky Kôzy, zanaky Barizilay;
ary izy nampaka-bady avy tamy ny zanaka-
-vaviny Barizilay olon-Gileada, ka nantsoina
araky ny anarany:
64 Ireo nitady ny filazan-drazany, teo
aminy izay voa isa araky ny tranon-drazany,
fa tsy hita: dia nesorina tamy ny fisoro-
nana izareo, toy izay tsi-masina.
65 Ary ny mpifehy nantsoina hoe ny
Tirisata nilaza azy fa tsy tokony hihinany
ny zava-masin' indrindra, mandra-pitsan-
gana mpisorona mitondra Iorima sy Tio-
mima.
66 Ny fiangonan-drehetra, dia enim-polo
amby telon-jato amby ro' arivo amby efatr'
alina,
67 Afa tsy ny ankizi-lahiny sy ny ankizi-
-vaviny, fito amby telo-polo amby telon-jato
amby fito arivo; ary nanana mpihira-lahy
sy mpihira-vavy, dimy amby efa-polo amby
roan-jato, izareo;
68 Ny soavaliny, enina amby telo-polo
amby fiton-jato; ny sarin-tsoavaliny, dimy
amby efa-polo amby roan-jato;
69 Ny angamenavavany, dimy amby telo-
-polo amby efa-jato; ny ampondrany, roa-
-polo amby fiton-jato amby enin' arivo.
70 Ary ny lohany ny mpianakavin-dray
sasany nanome hanavany ny asa. Ny
Tirisata nanome volamena lanjan' ariary
dimy amby roa-polo amby zato, lovia
dimam-polo, fitafiany ny mpisorona telo-
-polo amby diman-jato, ho amy ny fite-
hirizan-drakitra.
71 Ary ny lohany ny mpianakavin-dray
sasany nanome volamena lanjan' ariary
diman-jato amby ro' arivo, ary volafotsy
lanjan' ariary roan-jato amby dimy arivo
amby telo alina, ho amy ny fitehirizan-
-drakitra hanavany ny asa.
72 Ary izay nomeny ny olona sisa, dia
volamena lanjan' ariary diman-jato amby
ro' arivo, ary volafotsy lanjan' ariary ro'
arivo amby telo alina, ary fito amby enim-
-polo ny fitafiany ny mpisorona.
73 Ary ny mpisorona, sy ny zana-Devy,
ary ny mpiambim-baravarana, sy ny
mpihira, ary ny sasany amy ny vahoaka,
sy ny Netinimy, ary ny Isiraely rehetra,
nitoetra tany an-tanànany; ary rehefa
tonga ny volana fahafito, dia tany an-tanà-
nany hiany ny zanaky Isiraely.

## TOKO VIII.

Dia niangona ny olon-drehetra tahaky ny
olon' iray ho any an-dàlana izay teo tandri-
finy ny vavahadin-drano; ary niteny
taminy Ezira mpanoratra izareo, mba
hitondra ny bokiny ny lalàny Mose, izay
nandidiany Iehôvah ny Isiraely.
2 Dia nentiny Ezira mpisorona ny lalàna,
tamy ny voalohan' androny ny volana faha-
fito, teo anatrehany ny fiangonana, na
lehilahy na vehivavy, ambany izay rehetra
nahare ka nahalala.
3 Dia namaki-teny izy, teo tandrifiny ny
làlana izay nanandrify ny vavahadin-drano,
hatramy ny maraina ambara-pitataovovo-
nany ny andro, teo anatrehany ny lehilahy
sy ny vehivavy, ambany izay nahalala:
ary ny sofiny ny olon-drehetra *nihaino* ny
bokiny ny lalàna.
4 Ary nijanona i Ezira mpanoratra, teo
ambony ny fitorian-teny hazo, izay efa
natao hanavany izany; ary nijanona teo
anilany ny tànan' ankavanany koa i Mati-
tia, sy Sema, ary Anaia, ary Iorija, sy
Hilikia, ary Maseia; ary teo anilany ny
tànan' ankaviany kosa i Pedaia, sy Misaela,
sy Malikia, ary Hasioma, sy Hasibadana, i
Zakaria, ary Mesiolama.
5 Dia no sokafany Ezira ny boky teo
imasony ny olon-drehetra; (fa teo ambony
ny olon-drehetra izy;) ary rehefa no so-
kafany izany, dia nitsangana ny olon-
-drehetra:
6 Dia nisaorany Ezira Iehôvah, Andria-
manitra lehibe: ary ny olon-drehetra
nanandratry ny tànany, ka namaly hoe,
Amena, Amena: ary niondrikia izareo, dia
nivavaka taminy Iehôvah, ka niankohoka
tamy ny tany.
7 Ary Iesioa, sy Bany, sy Serebia, Iamina,
i Akioba, i Sabetay, i Hodija, i Maseia, i
Kelita, i Azaria, Iôzabada, i Hanana, i
Pelaia, ary ny zana-Devy, nampahalala ny
olona ny lalàna; ary ny olona *nijanona* teo
amy ny fitoerany.

8 Dia namaki-teny marimarina teo amy
ny bokiny ny lalàn' Andriamanitra izareo,
dia nanambara ny hevitry ny teny, ka
nampahalala *azy* ny teny no vakina.
9 Ary hoy Nehemia, izy no Tirisata, sy
Ezira mpisorona, mpanoratra, ary ny zana-
-Devy izay nampianatry ny olona, tamy ny
olon-drehetra, Masina ho any Iehôvah
Andriamanitrareo itoy andro itoy: aza
malahelo, na mitomany. Fa nitomany ny
olon-drehetra, raha nandre ny teniny ny
lalàna izareo.
10 Dia hoy izy taminy, Mandehana, hano
ny matavy, ary sotroy ny mamy: dia
anatero anjara ho any izay tsy manan-
-javatra voa voatra; fa masina ho any ny
Tompontsikia itoy andro itoy: ary aza
malahelo hianareo; fa ny fifaliany Iehôvah
no herinareo.
11 Ary ny zana-Devy nampanginy ny
olon-drehetra, ka nanao hoe, Mangìna
hianareo, fa masina itoy andro itoy: ary
aza malahelo hianareo.
12 Ary ny olon-drehetra nandeha hihi-
nana, sy hisotro, ary hifanati-javatra, ary
hifaly indrindra; satria nahalala ny teny
izay no torina taminy izareo.
13 Ary tamy ny andro manaraka, dia
niangona ny lohany ny mpianakavin-drainy
ny olon-drehetra, ny mpisorona, ary ny
zana-Devy, hankeo aminy Ezira mpanora-
tra, mba hahalala ny teniny ny lalàna.
14 Dia hitany teny voa soratra teo amy
ny lalàna izay nampandidiany Iehôvah any
Mose, fa tokony hitoetra eo an-trano-
-afindra ny zanaky Isiraely, eo amy ny
fanasany ny volana fahafito;
15 Ary hitory sy hiantso kabary eo an-
-tanànany rehetra, sy any Ieriosalema, ka
hanao hoe, Mandehana any an-tendrom-
bohitra, ka alao sampan-kazo oliva, sy
sampan-kazo paina, sy sampan-kazo miori-
tily, sy sampan-drofia, ary sampan-kazo
manalokaloka, hanavana trano-bongo, araky
ny voa soratra.
16 Dia nandeha ny olona, dia nitondra
*ireny*, ka nanao trano-bongo ho azy, samy
teo ambony ny tampon-tranony avy, sy teo
anatiny ny kianjany avy, sy teo anatiny ny
kianjany ny tranon' Andriamanitra, sy teo
an-dàlany ny vavahadin-drano, ary teo an-
-dàlany ny vavahadiny ny Efiraima.
17 Ary nanao trano-bongo ny fiangonan-
-drehetra, izay efa niverina avy tamy ny
fahababoana, ka nipetraka teo ambany ny
trano-bongo izareo; fa tsy mba nanao toy
izany ny zanaky Isiraely, hatramy ny
androny Iôsioa zanaky Niona, ka hatraminy
izany andro izany. Dia nisy fifalian-dehibe
indrindra.
18 Ary namaki-teny teo amy ny bokiny
ny lalàn' Andriamanitra izy, isan' andro
isan' andro, hatramy ny andro voalohany,
ka hatramy ny andro farany. Ary nitan-
driny ny fanasana hafitoan' andro izareo;
ary tamy ny havaloan' andro nisy fiangona-
-masina, araky ny fanao.

## TOKO IX.

Ary tamy ny andro fahefatra amby roa-
-polo aminy io volana io, niangonany ny
zanaky Isiraely hifady, sy hitafy lamba
fisaonana, ary *hanisy* tany ny tenany.
2 Dia niavaka tamy ny vahiny rehetra
ny zanaky Isiraely, ka nijanona, dia naneky
ny fahotany sy ny heloky ny razany.
3 Ary nitsangana teo amy ny fitoerany
izareo, dia namaki-teny teo amy ny bokiny
ny lalàny Iehôvah Andriamaniny ampahe-
fatry ny andro: ary nitsotra sy nivavaka
taminy Iehôvah Andriamaniny ampahefatry
ny andro izareo.
4 Dia nijanona teo ambony ny ambara-
tonga ny zana-Devy, Iesioa sy Bany, i
Kadimiela, i Sebania, i Bony, i Serebia, i
Bany, *sy* Kenany, ka nitaraina mafy taminy
Iehôvah Andriamaniny.
5 Dia hoy ny zana-Devy, Iesioa, sy Kadi-
miela, i Bany, i Hasabinia, i Serebia, i
Hodija, i Sebania, *sy* Petahia, Mitsangàna,
*ka* misaora any Iehôvah Andriamanitrareo
mandrakizay mandrakizay; ary, Hisaorana
anie ny anaranao malaza, izay voa sandratra
ambony ny fisaorana sy ny fideran-drehetra:
6 Hianao, dia Hianao hiany no Iehôvah:
Hianao no nanao ny lanitra, dia ny lanitry
ny lanitra, ambany ny momba azy rehetra,
ny tany ambany izay rehetra eo aminy, ny
ranomasino ambany izay rehetra eo aminy,
ary Hianao no mitandriny ireny rehetra;
ary ny momba ny lanitra mivavaka aminao.
7 Hianao no Iehôvah Andriamanitra Izay
nifidy any Abirama, dia nampivoaka azy
tany Iora any Kalidea, ka nomenao azy ny
anarana hoe, i Abirahama;
8 Ary nahita ny fony nahatoky teo anatre-

hanao Hianao, ka naneky taminy hanome
ny taniny ny Kanana, ny Heta, ny Amora,
sy ny Pereza, sy ny Iebiosa, ary ny Girigasa,
ho any ny zanany, ary efa nahatanteraky
ny teninao Hianao; fa marina Hianao.
9 Ary nahita ny fahoriany ny razanay
tany Ejipity Hianao, ary nandre ny fitarainany
teo amoron-DRanomasina mena
Hianao:
10 Ary nataonao famantarana sy fahagagana
taminy Farao, sy tamy ny mpanompony
rehetra, ary tamy ny olon-drehetra
amy ny taniny; fa fantatrao fa niavonavona
taminy izareo: dia nahazo anarana Hianao
tahaky ny amy ny andro any.
11 Ary nampisaraky ny ranomasina teo
alohany Hianao, ka nandeha izareo namaky
teo afovoany ny ranomasina tamy ny tany
maina: ary ny mpanenjikia azy no zeranao
ho any amy ny lalina, tahaky ny vato ho
any amy ny rano mahery.
12 Ary rahona mitambatra nitondrànao
azy nony andro, ary afo mirehitra nony
alina, mba hahazava azy eo aminy izay
làlana halehany.
13 Efa nidina ho any ambony ny tendrombohitra
Sinay koa Hianao, dia niteny
taminy avy tany an-danitra, ka nanome
azy fitsarana mahitsy, sy lalàna marina,
fandidiana tsara, aman-didy.
14 Ary nampahalala azy ny sabatanao
masina Hianao, ary Mose mpanomponao
nampilazainao didy, fandidiana, sy lalàna,
taminy.
15 Ary nomenao azy mofo avy tany an-danitra,
raha noana izareo; ary navoakao
rano ho sotroiny tamy ny vatolampy, raha
nangetaheta izareo: ary nilaza taminy
Hianao f' izareo handeha handova ny tany
izay nianiananao homena azy.
16 Fa niavonavona izareo ambany ny
rainay, dia nanamafy ny hatony, ka tsy
nihaino ny didinao,
17 Ary nandà hanaraka, ka tsy nitandriny
ny fahagaganao izay nataonao teo aminy;
fa nanamafy ny hatony, ary niodina izareo,
ka nanendry mpifehy mba hiverenany ho
amy ny fanandevozana azy; fa Andriamanitra
malaky hamela-heloka Hianao,
miantra, sy mamindra-fo, mahari-po, ary
be famindram-po, ka tsy nahafoy azy
Hianao.
18 Ary rehefa nataony ny zanak' omby
arendrikia, ka hoy izareo, Itoy no andriamanitrao
izay nampivoaka anao tany
Ejipity, ka nanompa indrindra izareo,
19 Kanefa noho ny habeny ny famindram-ponao
tsy mba nahafoy azy tany an-efitra
Hianao; ny rahona mitambatra tsy niala
taminy nony andro, izay nitondra azy tamy
ny làlana, na ny afo mitambatra, izay nahazava
azy sy nanoro ny làlana izay nety
halehany nony alina.
20 Nanome azy ny Fanahinao tsara koa
hampianatra azy Hianao, ary tsy niaro ny
Mananao tamy ny vavany, ary nanome azy
rano raha nangetaheta izareo.
21 Ary efa-polo taona namelomanao azy
tany an-efitra, ka tsy nila na inona na
inona izareo: tsy nihiatonta ny fitafiany,
na nivonto ny tongony.
22 Ary nanome azy fanjakana maro
ambany firenena Hianao, ka voa zaranao
mitokotoko ireny: ka dia no azony ny
taniny Sihona, sy ny taniny ny mpanjaka
any Hesibona, ary ny taniny Oga mpanjaka
any Basana.
23 Ary ny zanany nampitomboinao tahaky
ny kintana an-danitra, ka nentinao ho amy
ny tany izay nilazanao tamin-drazany, fa
handeha handova izany izareo.
24 Dia niditra ny zanaka, ka nanany ny
tany, ary no resenao ny olon-Kanana,
mponina teo amy ny tany, teo anoloany,
ary natolotrao ho any an-tànany izareo,
ambany ny mpanjakany, sy ny tompon-tany,
hanavany azy araky ny sitra-pony.
25 Ary nahafaka tanàna mafy, sy tany
soa, izareo, ary no azony trano feno ny
fananan-drehetra, loharano voa hady, volim-boaloboka,
sy volin' oliva, ary hazo
mamoa betsaka: dia nihinana izareo, ka
voky, dia nihiatavy, ka nifaly tamy ny
fahatsaranao be.
26 Kanefa tsy nanaraka izareo, fa niodina
taminao, ka nanary ny lalànao teo ivohony,
dia namono ny mpaminaninao izay nananatra
azy hiverina ho aminao, ka nanao
zavatra mampahatezitr' indrindra izareo.
27 Izany no nanoloranao azy ho any an-tànany
ny fahavalony, izay nampahory
azy: ary tamy ny andro fahoriany, raha
nitaraina taminao izareo, dia nihaino azy
tany an-danitra Hianao, ary araky ny
habeny ny famindram-ponao, dia nomenao
azy mpamonjy, izay namonjy azy tamy ny
tànany ny fahavalony.
28 Fa rehefa niadana izareo, dia nanao

ratsy teo anatrehanao indray: dia navelanao tany an-tànany ny fahavalony izareo, ka nanapaka azy izareo: fa, raha niverina izareo, ka nitaraina taminao, dia nihaino azy tany an-danitra Hianao, ary matetikia no namonjenao azy araky ny famindram--ponao:

29 Ary nananatra azy Hianao, hamerenanao azy ho amy ny lalànao; kanefa niavonavona izareo, ka tsy nihaino ny didinao, fa nanota ny fitsaranao, (izay hahavelony ny olona, raha ataony izany,) ka nampihiemotry ny sorony, sy nanamafy ny hatony, ary tsy nety nihaino, izareo.

30 Nefa nandefitra taminy ela Hianao, ary ny Fanahinao nalatsaka tamy ny mpaminaninao nananaranao azy: fa tsy nety nihaino izareo; k' izany no nanoloranao azy ho any an-tànany ny olon-tompon--tany.

31 Fa araky ny habeny ny famindram--ponao tsy mba no laninao avokoa izareo, na nafoinao izareo: fa Andriamanitra miantra sy mamindra-fo Hianao.

32 Ary ankehitriny, ry Andriamanitray, Andriamanitra lehibe, sady mahery no mahatahotra, Izay mitandrina fanekena, sy famindram-po, aoky tsy ho kely eo imasonao ny fahorian-drehetra izay nanjo anay, ny mpanjakanay, sy ny andriandahinay, sy ny mpisoronay, sy ny mpaminaninay, ary ny razanay, dia ny olonao rehetra, hatramy ny androny ny mpanjaka any Asiria mandrak' andro any.

33 Anefa marina Hianao eo aminy izay rehetra nanjo anay: fa Hianao nanao marina, f' izahay nanao ratsy:

34 Ary ny mpanjakanay, ny andriandahinay, ny mpisoronay, na ny razanay, tsy mba nitandriny ny lalànao, na nihaino ny didinao, sy ny teninao, izay nananaranao azy.

35 F' izareo tsy nanompo Anao teo amy ny fanjakany, ary teo amy ny habeny ny fahasoavanao nomenao azy, ary teo amy ny tany malalaka sy tsara nomenao teo anoloany, ary tsy niala tamy ny asany ratsy izareo.

36 Indro, andevo izahay andro any, ary ny amy ny tany izay nomenao ny razanay, hihinanany ny fahavokarany sy ny soa avy aminy, indro, andevo eo izahay:

37 Ary mahavokatra be izany ho any ny mpanjaka, izay no tendrenao hanapaka anay noho ny fahotanay; ary manapaky ny tenanay, sy ny ombinay, araky ny sitra-pony izareo; ka ory dia ory izahay.

38 Ary satria izany rehetr' izany, dia manao fanekena mafy izahay, ka soratanay izany, dia asiany ny andriandahinay, *sy* ny zana-Devy eo aminay, *ary* ny mpisoronay, ny kase.

## TOKO X.

Ary izay nanisy kase no i Nehemia, mpifehy nantsoina hoe ny Tirisata, zanaky Hakalia, ary Zidikia,

2 I Seraia, i Azaria, Ieremia,
3 I Pasiora, i Amaria, i Malikia,
4 I Hatiosa, i Sebania, i Malioka,
5 I Harima, i Meremota, i Obadia,
6 I Daniela, i Ginetona, i Barioka,
7 I Mesiolama, i Abia, i Mijamina,
8 I Maazia, i Biligay, i Semaia: ireo no mpisorona.

9 Ary ny zana-Devy: Iesioa, zanaky Azania, i Binoy avy tamy ny zanaky Henadada, i Kadimiela;

10 Ary ny rahalahiny: i Sebania, i Hodija, i Kelita, i Pelaia, i Hanana,
11 I Mika, i Rehoba, i Hasabia,
12 I Zakiora, i Serebia, i Sebania,
13 I Hodija, i Bany, i Beninio.
14 Ny loholona: i Parosa, i Pahati-moaba, i Elama, i Zatio, i Bany,
15 I Bony, i Azigada, i Bebay,
16 I Adonija, i Bigivay, i Adina,
17 I Atera, i Hisikija, i Aziora,
18 I Hodija, i Hasioma, i Bezay,
19 I Harifa, i Anatota, i Nebay,
20 I Magipiasa, i Mesiolama, i Hezira,
21 I Mesezabela, i Zadoka, Iadioa,
22 I Pelatia, i Hanana, i Anaia,
23 I Hosea, i Hanania, i Hasioba,
24 I Halohesy, i Pilcha, i Sobeka,
25 I Rehioma, i Hasabina, i Maseia,
26 Ary Ahia, i Hanana, i Anana,
27 I Malioka, i Harima, i Baana.

28 Ary ny olona sisa, ny mpisorona, ny zana-Devy, ny mpiambim-baravarana, ny mpihira, ny Netinimy, ary izay rehetra efa niavaka tamy ny tompon-tany, hanaraky ny lalàn' Andriamanitra, *ambany* ny vadiny, *sy* ny zanani-lahy, ary ny zanani--vavy, izay rehetra nahalala sy nanan--tsaina;

29 Izareo niray tamy ny rahalahiny,
andriandahiny, ka niozona, sy nianiana
hanaraky ny lalàn' Andriamanitra, izay no
toriny Mose mpanompon' Andriamanitra,
ary hitandrina sy hanao izay rehetra no
didiany Iehôvah Tompontsikia, ary ny
fitsarany, sy ny fandidiany;
30 Ary mba tsy homenay ny zanakai-
-vavy ho any ny olon-tompon-tany, na
hampakarinay ny zanani-vavy ho vadiny
ny zananai-lahy;
31 Ary mba tsy ho vidinay amy ny
andro sabata, na amy ny andro masina,
raha ho entiny ny olon-tompon-tany fanaka
sa hanina, ho lafo amy ny andro sabata;
ary mba havelanay ny taona fahafito, sy ny
fampandoavan-trosa rehetra.
32 Ary nataonay lalàna ho anay, handoa-
vanay ny fahatelony ny sekely isan-taona,
hanavany ny fanompoany ny tranon' An-
driamanitray;
33 Ho amy ny mofo aseho, sy ny fana-
titra ho hanina mandrakariva, ary ny fana-
lamboady hodorana mandrakariva, amy ny
sabata, amy ny tsinam-bolana, amy ny
fanasana voa tendry, sy amy ny zava-
-masina, ary ho amy ny fanatitra noho ny
ota, hanavotany ny Isiraely sy ny asa
rehetra an-tranon' Andriamanitray.
34 Ary nataonay filokana teo amy ny
mpisorona, ny zana-Devy, sy ny olona,
mba ho entina ho any an-tranon' Andria-
manitray ny hazo fanatitra, araky ny
mpianakavin-drazanay, amy ny fotoan'
andro, isan-taona isan-taona, hodorona eo
ambony ny fivoadiany Iehôvah Andriamani-
tray araky izay voa soratra eo amy ny
lalàna:
35 Ary mba ho entina ny voaloham-
-bokatry ny taninay, sy ny voaloham-
-bokatra rehetra amy ny hazo mamoa
rehetra, ho any an-tranony Iehôvah isan-
-taona isan-taona:
36 Ary ny zanakai-lahy matoa, sy ny
bibinay voalohan-teraka, araky izay voa
soratra eo amy ny lalàna, ary ny voalohan-
-teraky ny ombinay sy ny ondrinay; mba
ho entina ho any an-tranon' Andriamani-
tray, ho any ny mpisorona izay nanompo
teo an-tranon' Andriamanitray:
37 Ary mba ho entinay ny voalohan-koba
namboarinay, sy ny fanatitray, sy ny voalo-
ham-bokatry ny hazo samihafa rehetra, ny
divay, ary ny solikia, ho any ny mpisorona,
ho any an-trano-miefitra an-tranon' Andria-
manitray; ary ny fahafolon-kareny ny
taninay ho any ny zana-Devy, hahazoany
ireny zana-Devy ireny ny fahafolon-karena
eo an-tanàna rehetra izay niasanay.
38 Ary ny mpisorona zanaky Arona hia-
raka amy ny zana-Devy, raha maka ny
fahafolon-karena ny zana-Devy: ary ny
fahafolony ny fahafolon-karena hampaka-
riny ny zana-Devy ho any an-tranon' An-
driamanitray, ho any ny trano-miefitra, ho
any an-trano fitehirizan-drakitra.
39 Fa ho entiny ny zanaky Isiraely sy ny
zana-Devy ny fanati-bary, ny divay vaovao,
ary ny solikia, ho any an-trano-miefitra
izay itoerany ny fanaky ny fitoera-masina,
sy ny mpisorona izay manompo, sy ny
mpiambim-baravarana, ary ny mpihira: ary
tsy hahafoy ny tranon' Andriamanitray
izahay.

## TOKO XI.

Ary nitoetra tany Ieriosalema ny mpana-
paky ny olona: ary ny olona sisa nanao
loka hitondra anankiray isam-polo hitoetra
any Ieriosalema, tanàna masina, ary ny
sivy toko any an-tanàna hafa.
2 Ary nisaorany ny olona ny lehilahy
rehetra, izay nanati-tena sitra-po hitoetra
any Ieriosalema.
3 Ary ireo no lohany ny firazanana, izay
nitoetra tany Ieriosalema: fa teo an-tanà-
nany Ioda, samy nitoetra teo amy ny
fananany avy, teo an-tanànany; dia ny
Isiraely, ny mpisorona, sy ny zana-Devy,
sy ny Netinimy, ary ny zanaky ny
mpanompony Solomona.
4 Ary tany Ieriosalema nitoerany ny
sasany amy ny zanaky Ioda, sy ny zanaky
Beniamina. Avy tamy ny zanaky Ioda: i
Ataia zanaky Ozia, zanaky Zekaria, zanaky
Amaria, zanaky Sefatia, zanaky Mahalalila,
avy tamy ny zanaky Pereza;
5 Ary Maseia zanaky Barioka, zanaky
Koli-hoze, zanaky Hazaia, zanaky Adaia,
zanaky Iôiariba, zanaky Zekaria, zanaky
Silony.
6 Ny zanaky Peresa rehetra izay nitoetra
tany Ieriosalema, lehilahy mahery, valo
amby enim-polo amby efa-jato.
7 Ary ireo no zanaky Beniamina: i Salio
zanaky Mesiolama, zanaky Iôeda, zanaky
Pedaia, zanaky Kolaia, zanaky Maseia.
zanaky Itiela, zanaky Iesaia.

8 Ary manarakaraka azy, i Gabay, *sy*
Salay; dia valo amby roa-polo amby
sivin-jato;
9 Ary Iôela zanaky Zikiry no mpitandrina
azy; ary Ioda zanaky Senioa no manaraka-
raka mpanapaky ny tanàna.
10 Avy tamy ny mpisorona: Iedaia
zanaky Iôiariba, *ary* Iakina.
11 I Seraia, zanaky Hilikia, zanaky Mesio-
lama, zanaky Zadoka, zanaky Meraiota,
zanaky Ahitioba, no mpanapaky ny tranon'
Andriamanitra.
12 Ary ny rahalahiny, izay niasa ny
trano, roa amby roa-polo amby valon-jato:
ary Adaia zanaky Ierohama, zanaky Pelalia,
zanaky Amizy, zanaky Zekaria, zanaky
Pasiora, zanaky Malikia,
13 Ary ny rahalahiny, lohany ny razana,
roa amby efa-polo amby roan-jato: ary
Amasay, zanaky Azarela, zanaky Ahasay,
zanaky Mesilemota, zanaky Imera,
14 Ary ny rahalahiny, lehilahy mahery
miady, valo amby roa-polo amby zato: ary
Zabidiela zanak' olo-malaza no mpitandrina
azy.
15 Ary avy tamy ny zana-Devy: i Semáia
zanaky Hasioba, zanaky Azirikama, zanaky
Hasabia, zanaky Bony;
16 Ary Sabitay sy Iôzabada, avy tamy ny
lohany ny zana-Devy, no nitandriny ny
raharaha teo ivelany ny tranon' Andria-
manitra.
17 Ary Matania zanaky Mika, zanaky
Zabidy, zanaky Asafa, no mpiventy raha
natao fisaorana teo am-pivavahana: ary
Bakibiokia no manarakaraka, teo amy ny
rahalahiny, ary Abida zanaky Samioa,
zanaky Galala, zanaky Iediotiona.
18 Ny zana-Devy rehetra teo an-tanàna
masina, efatra amby valo-polo amby roan-
-jato.
19 Ary ny mpiambim-baravarana: i
Akioba, i Talimona, ary ny rahalahiny,
izay niambiny ny vavahady, roa amby fito-
-polo amby zato.
20 Ary ny sisa amy ny Isiraely, amy ny
mpisorona sy ny zana-Devy, *nitoetra* teo
an-tanàna rehetra any Ioda, samy teo amy
ny lovany avy.
21 Fa ny Netinimy nitoetra tany Ofela:
ary Ziha sy Gisipa no nanapaky ny Neti-
nimy.
22 Ary ny mpitandriny ny zana-Devy
tany Ieriosalema, Ozy zanaky Bany, zanaky
Hasabia, zanaky Matania, zanaky Mika.
Avy tamy ny zanaky Asafa, ny mpihira
nitandriny ny raharaha teo amy ny tranon'
Andriamanitra.
23 F' izany no didiny ny mpanjaka
nilaza azy, mba ho azy izay anjara, mety
isan' andro.
24 Ary Petahia, zanaky Mesezabela, avy
tamy ny zanaky Zera zanaky Ioda, efa
omby teo an-tànany ny mpanjaka hitan-
driny ny raharaha rehetra atao amy ny
olona.
25 Fa ny amy ny vohitra ambany ny
sahany, ny zanaky Ioda sasany nitoetra
tany Kiriata-ariba sy tany am-bohiny, ary
tany Dibona sy tany am-bohiny, ary tany
Iekabizela sy tany am-bohiny,
26 Ary tany Iesioa, sy tany Molada, sy
tany Beti-feleta,
27 Sy tany Hazara-soala, ary tany Beri-
seba sy tany am-bohiny,
28 Ary tany Zikilaga, ary tany Mekona
sy tany am-bohiny,
29 Ary tany Eni-rimona, sy tany Zarea,
sy tany Iarimiota,
30 I Zanoa, Adolama, sy tany am-
-bohiny, tany Lakisa sy ny sahany, tany
Azeka sy tany am-bohiny. Ary nitoetra
hatrany Beriseba, ka hatramy ny lohasa-
hany Hinoma, izareo.
31 Ary ny zanaky Beniamina *nitoetra*
hatrany Geba, ka hatrany Mikimasa, sy
Aija, sy Betela, ary tany am-bohiny,
32 Ary tany Anatota, i Noba, i Anania,
33 I Hazara, i Rama, i Gitaima,
34 I Hadida, i Zeboima, i Nebalata,
35 I Loda, sy Ono, lohasahany ny mahay
taozavatra.
36 Ary nisy firazanana, avy tamy ny
zana-Devy, tany Ioda sy Beniamina.

## TOKO XII.

Ary ireo no mpisorona sy ny zana-Devy
izay niakatra niaraka taminy Zerobabela
zanaky Sealitiela, ary Iesioa: i Seraia,
Ieremia, i Ezira,
2 I Amaria, i Malioka, i Hatiosa,
3 I Sekania, i Rehioma, i Meremota,
4 Ido, i Gineto, i Abia,
5 I Miamina, i Madia, i Biliga,
6 I Semaia, sy Iôiariba, Iedaia,
7 I Salio, i Amoka, i Hilikia, *ary* Iedaia.

Ireo no lohany ny mpisorona, ambany ny
rahalahiny, tamy ny androny Iesioa.
8 Ary ny zana-Devy: Iesioa, i Binoy, i
Kadimiela, i Seribaia, Ioda, ary Matania,
izay nitandriny ny fisaorana, izy ambany
ny rahalahiny.
9 Ary Bakibiokia, sy Ony, rahalahiny,
nanandrify azy teo amy ny fiambenana.
10 Ary Iesioa niteraka any Iôiakima, ary
Iôiakima niteraka any Eliasiba, ary Eliasiba
niteraka any Iôiada,
11 Ary Iôiada niteraka any Iônatana, ary
Iônatana niteraka any Iadoa.
12 Ary tamy ny androny Iôiakima, nisy
mpisorona, lohany ny razana: avy taminy
Seraia, i Meraia; avy taminy Ieremia, i
Hanania;
13 Avy taminy Ezira, i Mesiolama; avy
taminy Amaria, Iehohanana;
14 Avy taminy Melikio, Iônatana; avy
taminy Sebania, Iôsefa;
15 Avy taminy Harima, i Adina; avy
taminy Meraiota, i Hilikay;
16 Avy taminy Ido, i Zekaria; avy taminy
Ginetona, i Mesiolama;
17 Avy taminy Abia, i Zikiry; avy
taminy Miniamina, avy taminy Moadia, i
Pilitay;
18 Avy taminy Biligay, i Samioa; avy
taminy Semaia, Iehônatana;
19 Ary avy taminy Iôiariba, i Matenay;
avy taminy Iedaia, Ozy;
20 Avy taminy Salay, i Kalay; avy
taminy Amoka, i Ebera;
21 Avy taminy Hilikia, i Hasabia; avy
taminy Iedaia, i Netanela.
22 Ny zana-Devy tamy ny androny
Eliasiba, Iôiada, sy Iôhanana, ary Iadoa,
voa soratra ho lohany ny razana; ny
mpisorona koa, hatramy ny nanjakany
Dariosa lehilahi-Perisia.
23 Ny zanaky Levi, lohany ny razana,
voa soratra teo amy ny bokiny ny tantara,
hatramy ny androny Iôhanana zanaky
Eliasiba.
24 Ary ny lohany ny zana-Devy; i
Hasabia, i Serebia, sy Iesioa zanaky Kadi-
miela, ambany ny rahalahiny izay nanan-
drify azy, mba hidera sy hisaotra, araky ny
didiny Davidy, lehilahin' Andriamanitra,
teo amy ny fiambenana mifanandrify.
25 I Matania, sy Bakibiokia, i Obadia, i
Mesiolama, i Talimona, i Akioba, no
mpiambim-baravarana, ka nitandriny ny
fiambenana teo amy ny tokonam-bava-
hady.
26 Ireo no tamy ny androny Iôiakima
zanaky Iesioa, zanaky Iôzadaka, ary tamy
ny androny Nehemia, mpanapaka, sy Ezira
mpisorona, mpanoratra.
27 Ary rehefa hatokana ny mànda any
Ieriosalema, dia no tadiavina ny zana-Devy
avy tamy ny fitoerany rehetra, mba ho
entina ho any Ieriosalema, hitandriny ny
fanokanana amy ny fifaliana, sy ny fisao-
rana, ary ny hira, mitondra kipantsona,
sodina, sy lokanga.
28 Dia niangona ny zanaky ny mpihira,
hiala amy ny tany lemaka manodidina any
Ieriosalema, sy amy ny vohitry ny Netofa;
29 Ary amy ny tranony Giligala, sy amy
ny saha any Geba sy Azimaveta: f' efa
nataony ny mpihira ho an-tena vohitra
manodidina any Ieriosalema.
30 Dia nanadio-tena ny mpisorona sy ny
zana-Devy, ary no dioviny koa ny olona,
sy ny vavahady, ary ny mànda.
31 Dia nasaiko ny andriandahiny ny
Ioda hiakatra eo ambony ny mànda, ka no
tendreko roa toko lehibe hisaotra, ny anan-
kiray nandeha tamy ny ankavanana teo
ambony ny mànda ho amy ny vavahadim-
-piringia:
32 Ary nanarakaraka azy, dia nandeha i
Hosaia, sy ny sasaky ny andriandahiny ny
Ioda,
33 Ary Azaria, i Ezira, sy Mesiolama,
34 Ioda, sy Beniamina, sy Senaia, ary
Ieremia,
35 Ary sasany amy ny zanaky ny mpiso-
rona, mitondra trompetra, dia i Zekaria,
zanaky Iônatana, zanaky Semaia, zanaky
Matania, zanaky Mikaia, zanaky Zakiora,
zanaky Asafa;
36 Ary ny rahalahiny, dia i Semaia, ary
Azaraela, i Milalay, i Gilalay, i Maay, i
Netanela, sy Ioda, *ary* Hanany, mitondra
ny fanavana miosikia nataony Davidy, ary
Ezira mpanoratra nialoha azy.
37 Ary teo amy ny vavahadin-doharano,
izay nanandrify azy, no niakarany tamy ny
ambaratongany ny tanànany Davidy, amy
ny fiakarana amy ny mànda, ambony ny
tranony Davidy, dia hatramy ny vavahadin-
-drano miantsinanana.
38 Ary ny an-tokony hafa nisaotra, ka
nandeha nanandrify azy, ary izaho nanaraka
azy, ambany ny an-tasaky ny olona teo

ambony ny mànda, avy tany an-kosotry ny
tranom-pitanehana, ka hatramy ny mànda
lehibe;
39 Ary avy tany ambony ny vavahadiny
ny Efiraima, ary teo ambony ny vavahady
ela, ary teo ambony ny vavahadin-kazan-
drano, sy ny trano-fiarovana any Hananela,
sy ny trano-fiarovana any Mea, dia hatramy
ny vavahadin' ondry: dia nijanona teo
amy ny vavahadin-trano-maizina izareo.
40 Dia nijanona ny roa toko izay nisaotra
teo an-tranon' Andriamanitra, ary izaho,
ambany ny an-tsasaky ny mpanapaka
nomba ahy.
41 Ary ny mpisorona: i Eliakima, i
Maseia, i Miniamina, i Mikaia, i Elioenay,
i Zekaria, ary Hanania, mitondra trom-
petra:
42 Ary Maseia, sy Semaia, sy Eleazara,
sy Ozy, sy Iehohanana, sy Malikia, sy
Elama, sy Ezera. Ary nihira mafy ny
mpihira, ambany Iezirahia mpitandrina
azy.
43 Dia nanatitra fanalamboady lehibe
taminy izany andro izany izareo, ka nifaly;
fa Andriamanitra nampifaly azy indrindra:
ny vadiny aman-janany nifaly koa: ka dia
re lavitra ny fifaliana tany Ieriosalema.
44 Ary taminy izany andro izany voa
tendry ny sasany hitandriny ny trano-
-miefitra hitoerany ny rakitra, ny fanatitra,
ny voaloham-bokatra, ary ny fahafolon-
-karena, mba hangoniny eo izay halaina
any an-tsaha momba ny tanàna izay voa
tendriny ny lalàna, ho any ny mpisorona
sy ny zana-Devy: fa ny mpisorona sy ny
zana-Devy izay nijanona nifaliany ny
Ioda.
45 Ary no tandremany ny mpihira sy ny
mpiambim-baravarana ny fitandremana voa
tendrin' Andriamaniny, sy ny fitandremany
ny fahadiovana, araky ny didiny Davidy,
sy Solomona zanany.
46 Fa tamy ny androny Davidy sy Asafa
fahiny, nisy lohany ny mpihira, ary tonon-
-kira fiderana sy fisaorana an' Andriama-
nitra.
47 Ary ny Isiraely rehetra, tamy ny
androny Zerobabela sy Nehemia, nanome
ny anjarany ny mpihira sy ny mpiambim-
-baravarana, dia ny anjarany isan' andro:
ary nanonakany *ny zava-masina* ho any ny
zana-Devy izareo: ary ny zana-Devy nano-
kany ireny ho any ny zanaky Arona.

TOKO XIII.

Taminy izany andro izany, no vakina ny
teny teo amy ny bokiny Mose ho reny ny
olona; ary no hita fa voa soratra teo, fa
tsy tokony hiditra amy ny fiangonan' An-
driamanitra ny Amona na ny Moaba:
2 Satria tsy nitondra mofo sy rano
hitsena ny zanaky Isiraely izareo, fa na-
namby any Balama hanohitra azy hano-
zonany azy: kanefa nampodin' Andria-
manitray ny fanozonana ho fitahiana.
3 Ary rehefa nandre ny lalàna izareo, dia
nanavaka tamy ny Isiraely ny olona hafa
firenena rehetra.
4 Ary talohany izany, dia nihiavana
taminy Tobia i Eliasiba mpisorona, izay
nitandriny ny trano-miefitra an-tranon' An-
driamanitray:
5 Ary efa namboariny ho azy trano lehibe,
izay nanisiana fahiny ny fanatitra ho
hanina, ny zava-manitra, sy ny fanaka, ary
ny fahafolony ny vary, ny divay vaovao, sy
ny solikia, izay voa tendry ho any ny zana-
-Devy, sy ny mpihira, ary ny mpiambim-
-baravarana: ary ny fanatitra ho any ny
mpisorona.
6 Fa tsy mbola tany Ieriosalema aho,
taminy izany andro rehetr' izany: fa tamy
ny faharoa amby telo-polo taonany Arita-
kiserisesy mpanjaka any Babilona, nanka-
nesako ho amy ny mpanjaka, ary rehefa
afaka ny andro sasany, dia niera tamy ny
mpanjaka aho.
7 Dia nankany Ieriosalema aho, ka naha-
lala izay ratsy nataony Eliasiba noho i
Tobia, fa namboariny ho azy trano-miefitra
teo anatiny ny kianjany ny tranon' An-
driamanitra.
8 Dia nalahelo indrindra aho: k' izany
namoahako ny fanaka rehetra an-tranony
Tobia hiala amy ny trano-miefitra.
9 Dia nandidy aho, ka no dioviny ny
olona ny trano-miefitra: dia nentiko ho
any indray ny fanaky ny tranon' Andria-
manitra, ambany ny fanatitra ho hanina sy
ny zava-manitra.
10 Ary hitako fa tsy efa nomena ho any
ny zana-Devy ny anjarany; fa samy efa
nandositra ho any an-tsahany avy ny zana-
-Devy, sy ny mpihira, izay nanao ny asa.
11 Dia niadi-teny tamy ny mpanapaka
aho, ka nanao hoe, Nahoana no foy ny

tranon' Andriamanitra? Dia nampian-
gona azy aho, ka nanendry azy teo amy
ny toko-taniny.
12 Dia nentiny ny Ioda rehetra ny faha-
folony ny vary, sy ny divay vaovao, ary
ny solikia, ho amy ny fitehirizan-drakitra.
13 Dia no tendreko hitandriny ny fite-
hirizan-drakitra i Selemia, mpisorona, sy
Zadoka, mpanoratra, ary avy tamy ny
zana-Devy, i Pedaia; ary nanarakaraka
azy telo, i Hanana zanaky Zakiora, zanaky
Matania; fa natao mahatoky izareo; ary
hanome ny rahalahiny ny anjarany no
raharahany.
14 Tsarovy aho noho izany, ry Andria-
manitro, ary aza mamafa ny asa tsara
nataoko tamy ny tranon' Andriamanitro,
sy ny fitandremany izany.
15 Dia no hitako taminy izany andro
izany sasany tany Ioda, izay nanitsaka
famiazam-boaloboka tamy ny sabata, sy
nampiditra amboara, ary nampitondra am-
pondra entana, ary divay koa, voaloboka,
voara, ary entan-tsamihafa rehetra, izay
nentiny tamy ny andro sabata ho any
Ieriosalema: dia nananatra azy aho, tamy
ny andro nivarotany hanina.
16 Ary nisy olon-Toro nonina teo, izay
nitondra hazan-drano, sy varotra samihafa,
ka nivarotra tamy ny zanaky Ioda, sy tany
Ieriosalema, tamy ny andro sabata.
17 Dia niadi-teny tamy ny andriandahiny
ny Ioda aho, ka nanao taminy hoe, Inona
io zava-dratsy io no ataonareo, ka mandoto
ny andro sabata hianareo?
18 Tsy nanao izany va ny razanareo, ary
tsy nalatsak' Andriamanitsikia v' izao ratsy
rehetr' izao tamintsikia taminy itoy tanàn'
itoy? fa mainkia mampitombo fahatezerana
amy ny Isiraely hianareo, raha lotoinareo
ny andro sabata.
19 Ary raha vao maizina ny vavahadiny
Ieriosalema, talohany ny sabata, dia na-
saiko hidiana ny vavahady, ka tsy navelako
ho vohana mandra-pahatapitry ny sabata;
ary no tendreko ny mpanompoko sasany
hiambiny ny vavahady, mba tsy hampidi-
rana entana amy ny andro sabata.
20 Ka dia nitoetra teo ivelany Ierio-
salema, indrai-mandeha sa indroa, ny
mpandranto, sy ny mpivaro-java-tsamihafa
rehetra.
21 Dia nananatra azy aho, ka nanao
taminy hoe, Nahoana no mitoetra ety nony
alina eo anilany ny mànda hianareo? raha
manao izany indray hianareo, dia ho sam-
boriko hianareo. Hatraminy izany andro
izany, tsy tonga tamy ny sabata intsony
izareo.
22 Dia no didiako ny zana-Devy mba
hanadio-tena, sy ho avy hiambiny ny vava-
hady, mba hahamasinany ny andro sabata.
Tsarovy aho noho izany koa, ry Andria-
manitro, ary vonjeo aho araky ny habeny
ny famindram-ponao.
23 Ary no hitako taminy ireny andro
ireny izay olon-Ioda efa nampaka-bady
vehivavy any Asidoda, Amona, sy Moaba;
24 Ary ny zanany niteny misasaka ny
teny Asidoda, ka tsy nahay niteny ny teny
Ioda, fa nanaraky ny teniny isan' olona
izareo.
25 Dia niadi-teny taminy aho, ka nano-
zona azy, dia namely ny sasany, ary nanon-
gotry ny volony, ka nampianiana azy
tamin' Andriamanitra, *ka hoy izaho*, Aza
manome ny zanakareo-vavy ho any ny
zanani-lahy, ary aza mampakatry ny
zanani-vavy ho any ny zanakareo-lahy, na
ho anareo.
26 Tsy izany zavatr' izany va no nano-
tany Solomona mpanjaka any Isiraely?
kanefa tsy nisy mpanjaka nanahaka azy
teo amy ny firenena maro, izay no tian'
Andriamaniny, ka nataon' Andriamanitra
ho mpanjaka amy ny Isiraely rehetra izy:
kanefa izy aza nampanotainy ny vehivavy
ratsi-fanahy.
27 Dia hiaino anareo v' izahay, hanava-
nareo io ratsy lehibe rehetr' io, hanota
amin' Andriamanitsikia, raha mampaka-
-bady vehivavy hafa firenena hianareo?
28 Ary efa vinantony Sanibalata zanaky
Horona ny anankiray amy ny zanaky Ioi-
ada, zanaky Eliasiba, mpisorona be: ka dia
no roahiko hiala eto amiko izy.
29 Tsarovy izareo, ry Andriamanitro,
noho ny nandotoany ny fisoronana, eny,
ny fanekeny ny fisoronana, sy ny zana-
-Devy.
30 Ary nanadio azy tamy ny vahiny re-
hetra aho, ka nanendry ny fitandremany
ny mpisorona, sy ny zana-Devy, samy ho
amy ny raharahany avy;
31 Ary hitondra ny hazo fanatitra, amy
ny fotoan' androny; ary ny voaloham-
-bokatra. Tsarovy aho, hahasoa ahy, ry
Andriamanitro.

# NY BOKY MILAZA ANY ESITERA.

---

## TOKO I.

ARY tamy ny androny Ahasoerosa; (izany Ahasoerosa izany no nanjaka hatrany India ka hatrany Etiopia, dia firazanana fito amby roa-polo amby zato:)

2 Dia taminy izany andro izany, raha nipetraka i Ahasoerosa mpanjaka teo ambony ny lapany ny fanjakany, izay tany Siosana reni-vohitra,

3 Tamy ny taona fahatelo nanjakany no nanasany ny andriandahiny rehetra, sy ny mpanompony, ny loholona Perisia sy Media, ny mpanapaka sy ny andriandahiny ny firenena, efa omby eo anatrehany:

4 Mba hasehony ny harena *sy* ny voninahitry ny fanjakany, sy ny halazany, *ary* ny hatsarany ny halehibeny, andro maro, dia valo-polo amby zato andro izany.

5 Ary rehefa tapitr' izany andro izany, dia nanasa ny olon-drehetra izay nitoetra tany Siosana reni-vohitra, na lehibe na kely, ny mpanjaka, mandany hafitoana, teo anatiny ny tanim-boliny ny tranony ny mpanjaka:

6 *Teo nisy* lamba fotsy, sy maitso, ary angana, nihiantona, mifehy hariry madinikia sy manga amy ny fera volafotsy, sy andry vato manganohano: volamena sy volafotsy no farafara, tambony lampivato manganohano, mena, sy manga, sy fotsy, ary mainty.

7 Ary nampisotroina ny olona tamy ny kapoaka volamena, (samihafa avokoa ny kapoaka,) ary betsaka ny divain' andriana, araky ny toetry ny mpanjaka.

8 Ary ny fisotro nanaraky ny lalàna: tsy nisy nanery: fa ny mpanjaka nandidy ny manam-boninahitra rehetra teo an-tranony, mba hatao araky ny sitra-pony ny olon-drehetra.

9 Ary Vasity vadiny ny mpanjaka koa, dia nanasa ny vehivavy teo an-trano fanjakana, izay any Ahasoerosa mpanjaka.

10 Tamy ny andro fahafito, raha ravo divay ny fony, dia no didiany ny mpanjaka i Mihiomana, *sy* Bizita, *sy* Haribôna, *sy* Bigita, sy Abagita, *sy* Zetara, ary Karikasa, tsindranolahy fito, izay nanompo teo anatrehany Ahasoerosa mpanjaka,

11 Mba hitondra any Vasity vadiny ny mpanjaka ho eo anatrehany ny mpanjaka, misatroky ny satro-boninahitry ny fanjakana, mba haseho amy ny olona sy ny andriandahy ny hatsara-tarehiny: fa tsara-tarehy izy.

12 F' i Vasity vadiny ny mpanjaka nandà hankany araky ny teniny ny mpanjaka, nentiny ny tsindranolahy: dia tezitr' indrindra ny mpanjaka, ka nirehitra ny fahatezerany teo anatiny.

13 Ary hoy ny mpanjaka tamy ny olona hendry izay nahalala ny andro, (f' izany no fanaony ny mpanjaka taminy izay rehetra nahalala lalàna sy fitsarana:

14 Ary nanakeky azy Karisena, i Setara, i Adimata, i Tarisisa, i Maresa, i Marisena, i Mimiokana, andriandahy fito amy ny Perisia sy ny Media, izay nahita ny tarehiny ny mpanjaka, ka nipetraka voalohany teo amy ny fanjakana;)

15 Ahoana no hanavantsikia any Vasity vadiny ny mpanjaka araky ny lalàna, satria tsy nankato ny didiny Ahasoerosa mpanjaka nentiny ny tsindranolahy izy?

16 Dia namaly Mimiokana teo anatrehany ny mpanjaka sy ny andriandahy hoe, Tsy ny mpanjaka hiany no nanavany Vasity, vadiny ny mpanjaka, ratsy, fa ny andriandahy rehetra koa, ambany ny olon-drehetra, izay *mitoetra* eo amy ny firazanan-drehetra any Ahasoerosa mpanjaka:

17 Fa hiely amy ny vehivavy rehetra ny zavatra nataony ny vadiny ny mpanjaka, dia samy hanaratsy ny lahy eo imasony avy izareo, rehefa lazalazaina hoe, I Ahasoerosa mpanjaka nandidy ho entina i Vasity vadiny eo anatrehany, anefa tsy tonga izy:

18 Ny andriambavy Perisia sy Media, izay handre izay nataony ny vadiny ny

mpanjaka, hiteny *tahak' izany* andro any
amy ny andriandahy rehetra any ny mpan-
jaka: ka dia ho loza loatra ny fanevatevana
sy ny fahatezerana :
19 Raha sitraky ny mpanjaka, aoka ho
didiny ny mpanjaka, ka ho soratana izany
eo amy ny lalàny ny Perisia sy ny Media,
ka dia tsy hovana, Fa tsy hankany intsony
eo anatrehany Ahasoerosa mpanjaka i Va-
sity; ary aoka homeny ny mpanjaka ny
voninahitry ilehy ho any ny namany izay
tsaratsara kokoa noho izy :
20 Ary raha ho torina eo amy ny fanja-
kany avokoa, (fa lehibe iny,) ny lalàny ny
mpanjaka izay hataony, dia homeny ny
vavy rehetra voninahitra ny lahy, na lehibe
na kely.
21 Ary sitraky ny mpanjaka sy ny an-
driandahy ny teny; dia nataony ny mpan-
jaka araky ny teniny Mimiokana :
22 F' izy nampitondra taratasy ho amy
ny firazanan-drehetra any ny mpanjaka, ny
firazanan-drehetra araky ny fanoratany avy,
ary ny firenen-drehetra araky ny fiteniny
avy, mba hatapaky ny lehilahy rehetra ny
eo an-tranony avy; ary mba ho toriny iza-
ny araky ny fiteniny ny isam-pirenena avy.

## TOKO II.

**Rehefa** afak' izany, nony nitsahatra ny
fahatezerany Ahasoerosa mpanjaka, dia na-
hatsiaro any Vasity izy, sy izay efa nataony,
ary izay efa nitsarana azy.
2 Dia hoy ireo mpanompony ny mpan-
jaka, izay nanompo azy, Aoka ho tadiavina
mpitovo-vavy tsara-tarehy sasany ho any
ny mpanjaka :
3 Ary aoka ho tendreny ny mpanjaka
mpandraharaha sasany eo amy ny firazanan-
-drehetra amy ny fanjakany, hampiangony
ny mpitovo-vavy tsara-tarehy rehetra ho
any Siosana reni-vohitra, ho any ny tra-
nom-behivavy any am-pifehezany Hegay,
tsindranolahiny ny mpanjaka, mpitandriny
ny vehivavy; ary aoka homena ny zavatra
fanadiovana azy :
4 Ary aoky izay zazavavy sitraky ny
mpanjaka, ho vadiny, hisolo any Vasity.
Ary sitraky ny mpanjaka izany zavatr'
izany; ka dia nataony.
5 Ary nisy olon-Iodaia anankiray tany
Siosana reni-vohitra, i Moridekay no anara-
ny, zanaky Iaira, zanaky Simey, zanaky
Kisa, avy tamy ny zanaky Beniamina ;
6 Izay efa nalaina avy tany Ieriosalema
nomba ny babo izay nentina niaraka tami-
ny Iekonia mpanjaka any Ioda, izay no
baboiny Nebiokadinezera mpanjaka any
Babilona.
7 Ary izy nitaiza any Hadasa, izay atao
hoe i Esitera, zanaka-vavin-drahalahin-drai-
ny; fa tsy nanan-dray aman-dreny izy:
ary soa ka tsara-tarehy razazavavy; izay
natsangany Moridekay ho zanany hiany,
raha maty ny rainy aman-dreniny.
8 Ary rehefa re ny teniny ny mpanjaka,
sy ny lalàny; ary rehefa tafangona zaza-
vavy maro ho any Siosana reni-vohitra, ho
any am-pifehezany Hegay, dia nentina i
Esitera koa ho eo an-tranony ny mpanjaka,
ho any am-pifehezany Hegay mpitandriny
ny vehivavy.
9 Ary nahafaly azy ny zazavavy, ka nahita
soa teo imasony, dia nomeny azy faingiana
ny fanadiovana, ambany ny anjarany, ary
ankizivavy fito izay tokony homena azy,
avy tamy ny tranony ny mpanjaka: ary
nafindrany izy ambany ny ankizivaviny,
ho amy ny fitoerana tsara indrindra eo an-
-tranom-behivavy.
10 I Esitera tsy mbola nilaza ny olony na
ny mpianakaviny, fa no peperany Moridekay
izy mba tsy hilaza izany.
11 Ary Moridekay nitsangantsangana isan'
andro teo tandrifiny ny kianjany ny tra-
nom-behivavy, mba hahafantarany fa manao
ahoana i Esitera, ambany izay anavana azy.
12 Ary nony tonga ny andro hidirany ny
isan-jazavavy any aminy Ahasoerosa mpan-
jaka, rehefa nandany ny roa amby ny folo
volana izy, araky ny fanaony ny vehivavy,
(fa tanteraka taminy izany ny andro fana-
diovana azy, enim-bolana tamy ny solikia
miora, ary enim-bolana tamy ny zava-
-mani-pofona, ambany ny zava-tsasany koa,
ho fanadiovany ny vehivavy :)
13 Dia toy izany no nankanesany ny
isan-jazavavy ho amy ny mpanjaka; izay
rehetra nangatahiny nomena azy, ho entiny
avy amy ny tranom-behivavy ho any an-
-tranony ny mpanjaka.
14 Nony hariva dia nandeha izy, ary nony
maraina dia niverina izy ho any an-trano
faharoa nitoerany ny vehivavy, ho am-
-pifehezany Sasigazy, tsindranolahiny ny
mpanjaka, mpitandriny ny tokantranomaso:

tsy mba niditra teo amy ny mpanjaka intsony izy, raha tsy tiany ny mpanjaka izy, ary raha tsy voa tonona ny anarany.

15 Ary raha tonga ny androny Esitera, zanaka-vaviny Abihaila rahalahin-drainy Moridekay, izay efa nanangana azy ho zanani-vavy, hiditra eo amy ny mpanjaka, tsy nangata-javatra afa tsy izay no tendreny Hegay, tsindranolahiny ny mpanjaka, mpitandriny ny vehivavy, izy. Ary Esitera nahita soa teo imasony ny olon-drehetra izay nijery azy.

16 Dia nentina i Esitera ho aminy Ahasoerosa mpanjaka, ho any an-tranony fanjakana; tamy ny volana fahafolo, izay no volana Tebeta, tamy ny taona fahafito nanjakany.

17 Ary tiany ny mpanjaka i Esitera mihoatra noho ny vehivavy rehetra, ary nahita soa aman-tsitraka teo imasony izy mihoatra noho ny mpitovo-vavy rehetra, ary ny satro-panjakana nampisatrohany azy, ka nataony ho vadiny ny mpanjaka hisolo any Vasity izy.

18 Dia nanao fanasan-dehibe ny mpanjaka, ho any ny andriandahiny rehetra, sy ny mpanompony, dia fanasany Esitera; ary nanome fanafahana ny firazanan-drehetra izy, ka nanome zavatra araky ny toetry ny mpanjaka.

19 Ary raha nangonina fahindroa ireny mpitovo-vavy ireny, dia nipetraka teo am-bavahadiny ny mpanjaka i Moridekay.

20 I Esitera tsy mbola nilaza ny mpianakaviny, na ny olony, araky izay nananarany Moridekay azy; ary ny teniny Moridekay nanarahiny Esitera, tahaky ny nony mbola nitaiza azy izy.

21 Taminy izany andro izany, raha nipetraka teo am-bavahadiny ny mpanjaka i Moridekay, dia tezitr' i Bigitana sy Teresa, roa lahy tamy ny tsindranolahiny ny mpanjaka, izay niambiny ny varavarana, ary nitady izay hamonoany any Ahasoerosa mpanjaka izy roa lahy.

22 Ary fantatry Moridekay izany, ka nambarany taminy Esitera vadiny ny mpanjaka: dia nambarany Esitera tamy ny mpanjaka izany, ka masoivohony Moridekay izy.

23 Ary rehefa no dinihina izany zavatr' izany, dia hita: ka dia nahantona tamy ny hazo izy roa lahy: ary no soratana izany teo amy ny bokiny ny tantara teo anatrehany ny mpanjaka.

## TOKO III.

Rehefa afak' izany zavatr' izany, dia nasandratry Ahasoerosa mpanjaka i Hamana, zanaka-lahiny Hamedata, avy tamy ny zanaky Agaga, ka nomeny voninahitra izy, ary ny fipetrahany nataony ho ambony ny any ny andriandahy rehetra izay *nitoetra* teo aminy.

2 Ary ny mpanompo rehetra any ny mpanjaka, izay *nitoetra* teo am-bavahadiny ny mpanjaka, niondrikia, ka nitsaoka any Hamana; fa nasainy ny mpanjaka hatao izany. F'i Moridekay tsy mba niondrikia, na nitsaoka *azy.*

3 Dia hoy ny mpanompony ny mpanjaka teo am-bavahadiny ny mpanjaka taminy Moridekay, Nahoana hianao no tsy mankato ny teniny ny mpanjaka?

4 Ary na dia niteny taminy aza isan' andro izareo, kanefa tsy mba nihaino azy izy, dia no lazainy taminy Hamana, mba hizaha na haharitra ny teniny Moridekay na tsia, f'efa no lazainy taminy fa olon-Iodaia izy.

5 Ary rehefa hitany Hamana f'i Moridekay tsy niondrikia na nitsaoka azy, dia tezitr' indrindra i Hamana.

6 Ary nataony tsy ho zavatra haninji-tànana hamely any Moridekay irery; f'efa nambarany azy ny olony Moridekay; k' izany no nitadiavany Hamana hamono ny olon-Iodaia rehetra izay teo amy ny fanjakan-drehetra any Ahasoerosa, dia ny olony Moridekay.

7 Tamy ny volana voalohany, izay no volana Nisana, tamy ny roa amby ny folo taonany Ahasoerosa mpanjaka, dia natao Piora, izany hoe, latsa-bato, teo anatrehany Hamana, isan' andro isan' andro, ary isam-bolana isam-bolana, hatramy ny *volana* faharoa amby ny folo, izay no volana Adara.

8 Ary hoy Hamana taminy Ahasoerosa mpanjaka, Misy olon-tsasany efa miely sy mihiahaka amy ny vahoaka eo amy ny firazanan-drehetra amy ny fanjakanao: ary hafa lalàna izareo noho ny olon-drehetra: ary tsy mba mitandriny ny lalàny ny mpanjaka izareo; ary tsy miendrikia amy ny mpanjaka hamela azy:

9 Raha sitraky ny mpanjaka, aoka ho

soratana mba haringiana izareo, ary izaho
handoa talenta volafotsy irai-alina ho an-
-tànany izay manao izany zavatr' izany, ho
entina ho any an-trano-firaketany ny mpan-
jaka.
10 Dia nanesoriny ny mpanjaka ny fera
tamy ny tànany, ka nomeny ho any Ha-
mana, zanaky Hamedata, avy tamy ny za-
naky Agaga, fahavalony ny olon-Iodaia.
11 Ary hoy ny mpanjaka taminy Hamana,
Omena anao ny volamena, ary ny olona
koa, hanavanao azy araky ny sitra-ponao.
12 Dia nantsoina ny mpanoratry ny mpan-
jaka, raha tsinana ny volana voalohany,
tamy ny andro fahatelo amby ny folo, ka
voa soratra araky izay rehetra no didiany
Hamana, ho any ny manam-boninahitry ny
mpanjaka, sy ny mpanapaka izay nitan-
driny ny firazanan-drehetra, ary ny mpifehy
ny firenen-drehetra, ho any ny firazanan-
-drehetra araky ny fanorany avy, ary ho
any ny firenen-drehetra, araky ny fiteniny
avy; tamy ny anarany Ahasoerosa mpan-
jaka no nanoratany iny, ka nasian-kase
tamy ny ferany ny mpanjaka.
13 Ary nentiny ny tetezan' olona ny ta-
ratasy ho any amy ny firazanan-drehetra
any ny mpanjaka, mba handringiana, sy ha-
mono, ary hahafaty ny olon-Iodaia rehetra,
na tanora na antitra, ny zaza amam-behi-
vavy, indrai-andro, raha tsinana telo amby
ny folo andro ny volana faharoa amby ny
folo, amy ny volana Adara, ary hamabo ny
fananany.
14 Ny fanalan-tsoratry ny teny izay nety
ho didy eo amy ny firazanan-drehetra, no
torina tamy ny olon-drehetra, hampivoa-
rana azy aminy izany andro izany.
15 Efa lasa ny tetezan' olona, ka no ha-
faingianiny ny didiny ny mpanjaka, sy ny
teny izy nomena tany Siosana reni-vohitra.
Ary ny mpanjaka sy Hamana nipetraka hi-
sotro; ary efa veri-hevitra ny tanàna Siosana.

## TOKO IV.

Raha hitany Moridekay izay rehetra na-
tao, dia no triariny Moridekay ny akanjony,
ka no tafiny lamba fisaonana aman-dave-
nona, dia nankeo afovoany ny tanàna izy,
ka nitaraina sy nidradradradra mafy:
2 Dia nankeo tandrifiny ny vavahadiny
ny mpanjaka izy; kanefa tsy nisy nahazo
niditra tamy ny vavahadiny ny mpanjaka,
mitafy lamba fisaonana.
3 Ary teo amy ny firazanan-drehetra nale-
hany ny teniny ny mpanjaka, sy ny di-
diny, dia nalahelo indrindra ny olon-Io-
daia, ka nifady, sy nitomany, ary nidradra-
dradra; ary maro nametrahany ny lamba
fisaonana aman-davenona.
4 Dia lasa ny ankizi-vaviny Esitera, sy ny
tsindranolahiny, ka nilaza izany taminy.
Dia nalahelo indrindra ny vadiny ny mpan-
jaka. Ary nampanatitra lamba hitafiany
Moridekay, sy hanalany ny lamba fisaonana
aminy, izy; fa tsy mba nandray izy.
5 Dia nantsoiny Esitera i Hataka tsin-
dranolahiny ny mpanjaka, izay no tendreny
hitandrina azy, ka nampitondra teny azy
ho aminy Moridekay, mba hahafantarany
f' inona izany, ary ahoana izany.
6 Dia lasa i Hataka hankany aminy Mori-
dekay, ho any amy ny làlany ny tanàna, izay
nanandrify ny vavahadiny ny mpanjaka.
7 Ary Moridekay nilaza taminy, izay rehe-
tra efa nanjo azy, ary ny isany ny vola no
kasainy Hamana haloa ho amy ny firake-
tany ny mpanjaka noho ny olon-Iodaia, han-
dringianana azy.
8 Ary nomeny azy ny fanalan-tsoratry ny
lalàna izay nomena tany Siosana handrin-
gianana azy, mba haseho aminy Esitera, sy
hambara azy; ara mba hanesikia azy hidi-
tra amy ny mpanjaka izy, mba hifona aminy,
ka hangataka eo anatrehany hamonjy ny
olony.
9 Dia tonga i Hataka, ka nambarany any
Esitera ny teniny Moridekay.
10 Dia niteny Esitera taminy Hataka, ka
nampitondra teny azy ho any aminy Mori-
dekay, hoe;
11 Ny mpanompo rehetra any ny mpan-
jaka, ambany ny olona eo amy ny firazanany
ny mpanjaka, mahalala f' izay rehetra tsy
antsoina, na lehilahy na vehivavy, hankeo
amy ny mpanjaka, ho eo an-kianja anaty,
dia misy lalàna iray hahafaty azy, afa tsy
izay ho tondroiny ny mpanjaka amy ny
tehim-bolamena hahavelona azy: fa tsy
mbola nantsoina aho hiditra any amy ny
mpanjaka izay telo-polo andro izay.
12 Ary no lazaina taminy Moridekay ny
teniny Esitera.
13 Ary Moridekay mampamaly any Esi-
tera hoe, Aza manao anakam-po hoe fa ho
afaka handositra hianao mihoatra noho ny

olon-Iodaia rehetra, na dia eo an-tranony
ny mpanjaka hianao:
14 Fa raha hangina mihitsy aminy izao
andro izao hianao, dia hatsangana amy ny
fitoeran-kafa fiainana sy famonjena ho any
ny olon-Iodaia, fa hianao ambany ny mpia-
nakavin-drainao no haringiana; ary iza no
mahalala na izay andro izay nahatongavanao
tamy ny fanjakana, na tsia?
15 Dia nampamerin-teny taminy Moride-
kay i Esitera hoe,
16 Mandehana, angony ny olon-Iodaia re-
hetra izay hita any Siosana, ary mifadia
noho ahy hianareo, ary aza mihinana na
misotro hateloan' andro, na alina na andro;
izaho kosa ambany ny ankizivaviko hifady,
ary dia hiditra any amy ny mpanjaka aho,
na dia tsy araky ny lalàna aza izany: ary
raha tàhiny maty aho, dia maty.
17 Dia lasa i Moridekay, ka nanao araky
izay rehetra nandidiany Esitera azy.

## TOKO V.

Ary nony tamy ny andro fahatelo, dia
nitafy lamba fanjakana i Esitera, ka nian-
jona teo an-kianja anaty an-tranony ny
mpanjaka, teo tandrifiny ny tranony ny
mpanjaka; ary ny mpanjaka nipetraka teo
ambony ny lapam-panjakany, teo an-trano
fanjakana, teo tandrifiny ny vavahadiny ny
trano.
2 Ary raha hitany ny mpanjaka i Esitera
vadiny ny mpanjaka, nijanona teo anatiny
ny kianja, dia nahita soa teo imasony izy;
ary ny mpanjaka nanondro any Esitera ny
tehim-bolamena izay teny an-tànany. Dia
nanatona i Esitera, ka nanendry ny loha
tehina.
3 Dia hoy ny mpanjaka taminy, Inona no
tianao, ry Esitera, vadiny ny mpanjaka?
ary inona no angatahinao? dia homena
anao hatramy ny an-tsasaky ny fanjakana.
4 Dia namaly Esitera hoe, Raha sitraky
ny mpanjaka, aoky ny mpanjaka sy Hamana
hankeo amy ny fanasana izay namboariko
ho azy.
5 Dia hoy ny mpanjaka, Asavy ho avy
faingiana i Hamana, mba hanao araky izay
no lazainy Esitera. Ary ny mpanjaka sy
Hamana nankeo amy ny fanasana izay
namboariny Esitera.
6 Ary hoy ny mpanjaka taminy Esitera
teo amy ny fanasan-divay, Inona no anga-
tahinao? dia homena anao izany: ary inona
no ilainao? dia hefaina hatramy ny an-
-tsasaky ny fanjakana.
7 Ary namaly Esitera, ka nanao hoe, Izany
no angatahiko sy ilaiko:
8 Raha mahita soa eto imasony ny mpan-
jaka aho, ary raha sitraky ny mpanjaka
hanome izay angatahiko, sy hanefa izay
ilaiko, aoky ny mpanjaka sy Hamana han-
keo amy ny fanasana izay hamboariko ho
azy: dia hataoko ampitso araky izay no
lazainy ny mpanjaka.
9 Dia nivoaka i Hamana taminy izany
andro izany, ka faly, ary ravoravo ny fony:
fa raha hitany Hamana i Moridekay teo
am-bavahadiny ny mpanjaka, ka tsy ni-
tsangana na nihietsikia hitsaoka azy izy,
dia tezitr' indrindra taminy Moridekay
izy.
10 Kandrefa namehi-vava i Hamana, ary
rehefa nody izy, dia naniraka hampiantso
ny sakaizany, ary Zeresa vadiny.
11 Dia nambarany Hamana ho azy ny
voninahitry ny hareny, sy ny hamaroany ny
zanany, ambany izay rehetra nanandratany
ny mpanjaka azy, sy nanomezany voninahi-
tra azy mihoatra noho ny andriandahy sy ny
mpanompony ny mpanjaka.
12 Ary hoy koa i Hamana, I Esitera va-
diny ny mpanjaka tsy naka olona afa tsy
izaho hiaraka amy ny mpanjaka ho amy ny
fanasana izay namboariny: ary voa asany
aho hiaraka amy ny mpanjaka rahampitso
koa:
13 Na izany rehetr' izany aza, tsy ho
finaritra aho, raha mbola mahita any Mori-
dekay olon-Iodaia mipetraka eo amy ny va-
vahadiny ny mpanjaka aho.
14 Dia hoy Zeresa vadiny, sy ny sakaizany
rehetra, taminy, Aoka hatao hazo dimam-
-polo hakihio ny hahavony, ary rahampitso
dia lazao amy ny mpanjaka mba hahantona
eo i Moridekay: dia mandehana mifaly hia-
nao any amy ny mpanjaka, ho amy ny fa-
nasana. Ary dia sitraky Hamana izany
zavatr' izany; dia nampanao ny hazo *fihi-
antonana* izy.

## TOKO VI.

Taminy iny alin' iny tsy nahita tori-maso
ny mpanjaka, ary nampaky ny boky fitadi-

diany ny tantara izy; dia no vakina ny
teniny teo anatrehany ny mpanjaka.
2 Ary hita ny voa soratra, f' i Moridekay
no niampanga any Bigitana sy Teresa, roa
lahy amy ny tsindranolahiny ny mpanjaka,
ilehy mpiambiny ny varavarana, izay nitady
hamono any Ahasoerosa mpanjaka.
3 Ary hoy ny mpanjaka, Inona moa no
laza sy voninahitra nomena any Moridekay
noho izany? Dia hoy ny tsindranolahiny
ny mpanjaka izay nanompo azy, Tsy
mbola nisy nomena azy.
4 Ary hoy ny mpanjaka, Iza moa no eo
anatiny ny kianja? Ary Hamana efa tonga
teo anatiny ny kianja eo ivelany ny tranony
ny mpanjaka, hiteny amy ny mpanjaka ha-
nantona any Moridekay amy ny hazo izay
efa namboariny ho azy.
5 Ary hoy ny mpanompony ny mpanjaka
taminy, Indro, i Hamana mijanona eo
anatiny ny kianja. Ary hoy ny mpanjaka,
Ampidiro izy.
6 Dia niditra i Hamana, ka hoy ny mpan-
jaka taminy, Inona no hatao aminy izay
lehilahy tiany ny mpanjaka homem-bonina-
hitra? Dia nanao i Hamana anakam-po
hoe, Iza no ho tiany ny mpanjaka homem-
-boninahitra, afa tsy izaho?
7 Ary hoy Hamana tamy ny mpanjaka,
Ny lehilahy izay tiany ny mpanjaka homem-
-boninahitra,
8 Aoka halaina ny akanjom-panjakana
izay iakanjoany ny mpanjaka, ary ny soa-
valy izay itaingienany ny mpanjaka, ary
ny satro-panjakana izay isatrohany ny lo-
hany;
9 Ary aoky izany fitafiana sy soavaly
izany no hatolotra any an-tànany ny anan-
kiray malaza indrindra amy ny andrianda-
hiny ny mpanjaka, mba hampiomany izay
lehilahy tiany ny mpanjaka homem-bonina-
hitra, ary hampitaingina azy ny soavaly
hitety ny làlany ny tanàna, ary hitory eo
alohany hoe, Izao no hatao amy ny lehilahy
izay tiany ny mpanjaka homem-bonina-
hitra.
10 Dia hoy ny mpanjaka taminy Hamana,
Haingiana, alao ny fitafiana, sy ny soavaly,
araky izay voa lazanao, ka atavy izany aminy
Moridekay olon-Iodaia, izay mipetraka eo
am-bavahadiny ny mpanjaka: aza asian-
-datsaka izay rehetra no lazainao.
11 Dia nalainy Hamana ny fitafiana sy ny
soavàly, dia nampiomana any Moridekay,
ary nampitaingina azy ny soavaly nitety ny
làlany ny tanàna, ka nitory teo anatrehany
hoe, Izao no hatao amy ny lehilahy izay
tiany ny mpanjaka homem-boninahitra.
12 Ary Moridekay nankeo amy ny vava-
hadiny ny mpanjaka indray; f' i Hamana
nody tany an-trano faingiana, malahelo, ka
misaron-doha.
13 Dia no lazainy Hamana taminy Zeresa
vadiny, sy ny sakaizan-drehetra, izay zava-
-drehetra nanjo azy. Dia hoy ny olon-ken-
dry rehetra, sy Zeresa vadiny, taminy, Raha
avy tamy ny taranaky ny olon-Iodaia i Mori-
dekay, izay vao nahalavo anao teo anatre-
hany, dia tsy handresy azy hianao, fa ho
lavo eo anatrehany tokoa hianao.
14 Ary raha mbola niresaka taminy hiany
izareo, dia tonga ny tsindranolahiny ny
mpanjaka, ka nitondra any Hamana faingia-
na ho amy ny fanasana izay efa namboa-
riny Esitera.

## TOKO VII.

Dia nankany ny mpanjaka sy Hamana aminy
Esitera vadiny ny mpanjaka ho amy ny fa-
nasana.
2 Ary hoy ny mpanjaka indray taminy
Esitera, tamy ny andro faharoany, teo amy
ny fanasan-divay, Inona no angatahinao, ry
Esitera, vadiny ny mpanjaka? dia homena
anao izany: ary inona no ilainao? dia he-
faina izany, hatramy ny an-tsasaky ny fan-
jakana.
3 Dia namaly Esitera vadiny ny mpan-
jaka, ka nanao hoe, Raha nahita soa teo
imasonao aho, ry mpanjaka ô, ary raha
sitraky ny mpanjaka, aoka homena ahy ny
aiko, araky ny hatako, ary ny oloko, araky
ny filako:
4 Fa voa vidy izahay, izaho ambany ny
oloko, mba haringiana, sy ho vonoina, ary
ho foanana: fa raha tàhiny no vidina ho
andevo-lahy sy ho andevo-vavy izahay, dia
namehi-vava aho, kanefa tsy mahatsangany
ny fatiantoky ny mpanjaka ny fahavalo.
5 Dia namaly Ahasoerosa mpanjaka, ka
nilaza taminy Esitera, vadiny ny mpanjaka,
hoe, Iza no izy, ary aiza, no sahy hisaina
am-po hanao izany?
6 Ary hoy Esitera, Io i Hamana ilehy
ratsi-fanahy io no rafilahy sy fahavalo.
Dia natahotra i Hamana teo anatrehany
ny mpanjaka sy ny vadiny ny mpanjaka.

7 Ary ny mpanjaka nitsangana hiala amy
ny fanasan-divay, ka tezitr' indrindra, dia
nankeo an-tanim-boliny ny trano; ary Ha-
mana nitsangana, mba hangataky ny ainy
aminy Esitera vadiny ny mpanjaka, satria
hitany fa ratsy voa hevitry ny mpanjaka
hamely azy.
8 Ary ny mpanjaka niverina tamy ny
tanim-boliny ny trano ho amy ny fitoerany
ny fanasan-divay, ary Hamana efa niapoka
tamy ny farafara izay nitoerany Esitera.
Dia hoy ny mpanjaka, Moa hisaviky ny va-
diny ny mpanjaka eo anatrehako ato an-
-trano v' izy? Raha vao nivoaka tamy ny
vavany ny mpanjaka ny teny, dia nanarony
ny tavany Hamana izareo.
9 Ary Haribôna, tsindranolahy anankiray,
nilaza teo anatrehany ny mpanjaka hoe,
Indro kosa, ny hazo fihiantonana dimam-
-polo hakihio ny hahavony, izay nataony
Hamana hanavany any Moridekay, izay
niteny soa ho amy ny mpanjaka, mitoe-
tr' eo an-tranony Hamana. Dia hoy ny
mpanjaka, Ahantony eo izy.
10 Ka dia nahantony ireo i Hamana
tamy ny hazo izay efa namboariny ho any
Moridekay. Dia nitsahatra ny fahateze-
rany ny mpanjaka.

## TOKO VIII.

Taminy izany andro izany no nanolorany
Ahasoerosa mpanjaka ny tranony Hamana
fahavalony ny olon-Iodaia, ho any Esitera
vadiny ny mpanjaka. Ary Moridekay
nankeo anatrehany ny mpanjaka, f' efa voa
lazany Esitera f' inona ho azy izy.
2 Ary nesoriny ny mpanjaka ny ferany,
izay efa nalainy taminy Hamana, ka no-
meny any Moridekay. Ary no tendreny
Esitera i Moridekay hanapaky ny tranony
Hamana.
3 Dia niteny indray teo anatrehany ny
mpanjaka i Esitera, ka niankohoka teo amy
ny tongony, ary nitomany izy, ka nifona
taminy mba hampiala ny ratsy nataony
Hamana zanaky Agaga, sy ny hevitra izay
no kasainy hatao amy ny olon-Iodaia.
4 Ary ny mpanjaka nanondro any Esitera
ny tehim-bolamena. Dia niarina i Esitera,
ka nijanona teo antrehany ny mpanjaka,
ka nanao hoe,
5 Raha sitraky ny mpanjaka, ary raha
nahita soa teto imasony aho, ary raha
rariny eto anatrehany ny mpanjaka izany,
ary raha ankasitrahana eto imasony aho,
aoka ho soratra hampody ny taratasy voa
hevitry Hamana zanaky Hamedata, avy
tamy ny zanaky Agaga, izay no soratany,
handringiany ny olon-Iodaia izay eo amy ny
firazanan-drehetra any ny mpanjaka:
6 Fa ataoko ahoana no hahajery ny ratsy
izay hanjo ny oloko? ary ataoko ahoana
no hahajery ny fandringianany ny havako?
7 Ary hoy Ahasoerosa mpanjaka taminy
Esitera vadiny ny mpanjaka, sy taminy
Moridekay olon-Iodaia, Indro, efa nomeko
any Esitera ny tranony Hamana, ary izy
nahantona tamy ny hazo fihiantonana, sa-
tria nahinjiny ny tànany hamely ny olon-
-Iodaia:
8 Ary hianareo kosa, soraty hamonjy ny
olon-Iodaia, toy izay sitrakareo, amy ny
anarany ny mpanjaka, ka asivy kase amy
ny ferany ny mpanjaka izany; fa tsy misy
mahavadiky ny soratra izay voa soratra
tamy ny anarany ny mpanjaka, ary nasian-
-kase tamy ny ferany ny mpanjaka.
9 Dia nantsoina ny mpanoratry ny mpan-
jaka fahizay, tamy ny volana fahatelo, izay
no volana Sivana, tamy ny andro fahatelo
amby roa-polo; ary voa soratra izany araky
izay rehetra nandidiany Moridekay, ka nam-
pitondraina ho amy ny olon-Iodaia, sy ny ma-
nam-boninahitra, sy ny mpifehy, ary ny
mpanapaky ny firazanana izay nihiatrany
India ka nihiatrany Etiopia, dia firazanana
fito amby roa-polo amby zato, dia ho amy
ny firazanan-drehetra araky ny sorany, ary
ho amy ny olon-drehetra araky ny fiteniny
avy, ary ho amy ny olon-Iodaia araky ny so-
rany, ary araky ny fiteniny.
10 Ary nanoratra tamy ny anarany Aha-
soerosa mpanjaka izy, ka nasian-kase tamy
ny ferany ny mpanjaka, ary nampiton-
drainy taratasy ny tetezan' olona mitain-
gin-tsoavaly, sy mitaingina sarin' ampondra,
sy angamenavava, ary zanak' angamenavava
faingian-tongotra.
11 Izay *tenin-taratasy* no namelany ny
mpanjaka ny olon-Iodaia izay teo an-tanàna
rehetra, hiangona, sy hiaro ny ainy, han-
dringiana, sy hamono, ary hahafoany ny
heriny ny olon-drehetra sy ny firazanana,
izay tehiady aminy, sy ny zaza amam-behi-
vavy, ary hamabo ny fananany,
12 Amy ny andro iray, eo amy ny fira-

zanan-drehetra any Ahasoerosa mpanjaka,
dia amy ny andro fahatelo amy ny volana
faharoa amby ny folo, izay no volana Adara.
13 Ny fanalan-tsoratry ny teny izay nety
ho didy eo amy ny firazanan-drehetra, no
torina tamy ny olon-drehetra, mba hampi-
voarany ny olon-Iodaia aminy izany andro
izany hamaliany ny fahavalony.
14 Dia lasa ny tetezan' olona izay nitain-
gina sarin' ampondra sy angamenavava, ka
no hafaingianina sy nampivoahiny ny teniny
ny mpanjaka izareo. Ary ny teny no torina
tany Siosana reni-vohitra.
15 Ary Moridekay niala teo anatrehany
ny mpanjaka, mitafy lamba tahaky ny
mpanjaka, izay mangamena sy fotsy, ary
misatroka satro-bolamena lehibe, ary mitafy
hariry madinikia sy lamba manga: ary faly
sy ravo ny tanàna Siosana.
16 Ny olon-Iodaia nahazo fahazavana, sy
faharavoravoana, sy filaliana, ary vonina-
hitra.
17 Ary teo amy ny firazanan-drehetra, sy
teo an-tanàna rehetra, izay nalehany ny
didiny ny mpanjaka, sy ny teniny, dia na-
hazo hafaliana, sy haravoravoana, fanasana,
ary andro soa, ny olon-Iodaia. Ary maro no
olon-tompon-tany nody hanahaky ny olon-
-Iodaia; f' efa latsaka ny fatahorany ny
olon-Iodaia taminy ireny.

## TOKO IX.

Ary tamy ny volana faharoa amby ny folo,
izay no volana Adara, tamy ny andro faha-
telo amby ny folo, rehefa akeky ny hanefany
ny didiny ny mpanjaka sy ny teniny, tamy
ny andro izay efa nanantenany ny fahava-
lony ny olon-Iodaia haharesy azy, (nefa na-
vadikia izany, fa ny olon-Iodaia naharesy
izay nandrafy azy,)
2 Dia niangona ny olon-Iodaia teo an-ta-
nànany, teo amy ny firazanan-drehetra any
Ahasoerosa mpanjaka, mba hamely izay
nitady handratra azy: ary tsy nisy olona
nahatohitra azy; f' efa latsaka tamy ny
olon-drehetra ny fatahorana azy.
3 Ary ny mpanapaka rehetra teo amy ny
firazanana, sy ny manam-boninahitra, sy ny
mpifehy, ary ny mpandraharahany ny
mpanjaka, nanampy ny olon-Iodaia, f' efa
latsaka taminy ireny ny fatahorana any
Moridekay.
4 Fa lehibe teo an-tranony ny mpanjaka i
Moridekay, ary ny lazany efa niely tamy ny
firazanan-drehetra: fa nitombo sy nihiale-
hibe hiany io lehilahy Moridekay io.
5 Ary no veleziny ny olon-Iodaia ny faha-
valon-drehetra, tamy ny fikiapan-tsabatra,
sy ny famonoana, ary ny fandringianana,
sy nanavany ny sitraky ny fony taminy
izay nandrafy azy.
6 Ary no vonoiny ny olon-Iodaia, ka narin-
giany, diman-jato lahy, tany Siosana reni-
-vohitra;
7 Ary Parisandata, sy Dalifona, sy Asipata,
8 Sy Porata, sy Adalia, sy Aridata,
9 Sy Parimasita, sy Arisay, sy Ariday, ary
Vaizata,
10 Folo lahy zanaky Hamana zanaky Ha-
medata, fahavalony ny olon-Iodaia, no vo-
noiny: kanefa ny fananany tsy nalainy ny
tànany ho babo.
11 Ny isany ny voa vono tany Siosana
reni-vohitra nambara taminy izany andro
izany teo anatrehany ny mpanjaka.
12 Dia hoy ny mpanjaka taminy Esitera
vadiny ny mpanjaka, Efa no vonoiny ny
olon-Iodaia, ka naringiany, tany Siosana
reni-vohitra, diman-jato lahy, ambany ny
zanaky Hamana folo lahy: ahoana no nana-
vany ny sisa amy ny firazanana any ny
mpanjaka? ary inona no angatahinao? dia
hatao izany: sa inona no mbola ilainao? dia
hefaina izany.
13 Dia hoy Esitera, Raha sitraky ny
mpanjaka, aoka havela ny olon-Iodaia izay
any Siosana hanao rahamaraina koa araky
ny teniny ny andro any, ary aoka hahan-
tona ny zanaky Hamana folo lahy amy ny
hazo.
14 Dia nasiany ny mpanjaka hatao izany:
ary no torina tany Siosana ny teny, ka na-
hantona ny zanaky Hamana folo lahy.
15 Dia niangon' indray ny olon-Iodaia
izay tany Siosana, tamy ny andro fahefa-
tr' amby ny folo amy ny volana Adara, ka
namono olona telon-jato lahy tany Siosana;
kanefa ny fananany tsy nalainy ny tànany
ho babo.
16 Ary ny olon-Iodaia sisa, izay teo amy
ny firazanana any ny mpanjaka, niangona,
ka nijanona hiaro ny ainy, dia efa afaka
tamy ny fahavalony izareo, ary dimy arivo
amby fito alina no matiny; kanefa ny fana-
nany tsy nalainy ny tànany ho babo:
17 Tamy ny andro fahatelo amby ny folo

amy ny volana Adara; ary efa afaka izareo
tamy ny andro fahefatr' amby ny folo, ka
nataony ho andro fanasana sy faharavoravo-
ana izany.
18 Ary ny olon-Iodaia izay tany Siosana
niangona tamy ny *andro* fahatelo amby ny
folo aminy iny, sy tamy ny *andro* fahe-
fatr' amby ny folo; ary nandry tamy ny
*andro* fahadimy amby ny folo izareo, ka
nataony ho andro fanasana sy faharavoravo-
ana izany.
19 Izany anavany ny olon-Iodaia am-bo-
hitra, izay mitoetra eo an-tanàna tsi-mànda,
ny andro fahefatr' amby ny folo amy ny
volana Adara, ho faharavoravoana, sy fana-
sana, sy andro soa, ary fifanateran-ja-
vatra.
20 Ary no soratany Moridekay izany za-
vatr' izany, ka nampitondrainy taratasy ho
amy ny olon-Iodaia rehetra izay teo amy ny
firazanan-drehetra any Ahasoerosa mpan-
jaka, na akeky na lavitra;
21 Mba hampitandrina azy isan-taona ny
andro fahefatr' amby ny folo amy ny volana
Adara, sy ny andro fahadimy amby ny folo
aminy izany,
22 Araky ny andro nanafahany ny olon-
-Iodaia tamy ny fahavalony, sy ny volana
izay nampodiany ny alahelo ho fifaliana,
ary ny fitomaniana ho andro soa; mba
hatao izany ho andro fanasana, sy fifaliana,
sy fifanateran-javatra, ary fanomezan-ja-
vatra ho any ny mahantra.
23 Ary ny olon-Iodaia niraharaha hanao
toy izay vao nataony, ary araky izay no
soratany Moridekay taminy;
24 Satria efa nisaina i Hamana zanaky
Hamedata, avy tamy ny zanaky Agaga,
fahavalony ny olon-Iodaia rehetra, hanisy
ratsy ny olon-Iodaia, handringiana azy,
k' efa nataony Piora, manao-loka izany,
handaniany azy, sy handringianany azy;
25 Fa raha nankeo anatrehany ny mpan-
jaka *i Esitera*, dia nandidy tamy ny tara-
tasy izy, mba hiverina amy ny lohany hiany
izay sain-dratsy no heveriny hatao amy ny
olon-Iodaia, ary mba hahantona amy ny hazo
fihiantonana izy ambany ny zanani-lahy.
26 Izany no nanavany izany andro izany
hoe, i Piorima, araky ny anarana Piora.
Ary araky ny teny rehetra taminy izany
taratasy izany, ambany izay hitany teo
aminy izany zavatr' izany, sy izay nanjo
azy,
27 Dia nandidy ny olon-Iodaia, ka no ten-
dreny ho azy, ambany ny zanany, ary izay
rehetra miray aminy, mba tsy ho diso hi-
tandriny izany roa andro izany araky ny
voa soratra, ary araky ny fotoana, isan'
andro;
28 Ary mba ho tsarovana sy ho tandre-
mana izany andro *roa* izany amy ny tara-
naka rehetra, mpianakavy rehetra, firaza-
nan-drehetra, sy tanàna rehetra; ary mba
tsy ho diso amy ny olon-Iodaia izany andro
Piorima izany, ka tsy ho diso ny fahatsiaro-
vany izany amy ny zanany.
29 Dia no soratany Esitera, vadiny ny
mpanjaka, zanaka-vaviny Abihaily sy Mori-
dekay olon-Iodaia, tamy ny fahefan-dre-
hetra, hanamafy izany taratasy faharoa
izany milaza any Piorima.
30 Ary nampitondrainy taratasy ho amy
ny olon-Iodaia rehetra, ho amy ny firaza-
nana fito amby roa-polo amby zato amy ny
fanjakany Ahasoerosa, manao teny mahafi-
naritra sy marina,
31 Mba hampitoetry izany andro Piorima
izany amy ny fotoany, araky izay nandi-
diany Moridekay olon-Iodaia, sy Esitera va-
diny ny mpanjaka, azy, ary araky izay nan-
didiany ho an-tena sy ny zanany, dia ny
fifadiana sy ny fitarainany.
32 Ary ny teniny Esitera nanamafy ny
teny milaza izany Piorima izany; ary voa
soratra teo amy ny boky izany.

## TOKO X.

Ary Ahasoerosa mpanjaka nampandoa-hetra
ny tany, sy ny nosin-dranomasina.
2 Ary ny asany rehetra amy ny fahefana
sy ny hery, ary ny filazany ny halehibeny
Moridekay, izay nanandratany ny mpan-
jaka azy, tsy voa soratra eo amy ny bokiny
ny tantarany ny mpanjaka any Media sy
Perisia v' izany?
3 F' i Moridekay olon-Iodaia no nanaraka-
raka any Ahasoerosa mpanjaka, ary nalaza
teo amy ny olon-Iodaia, ka sitraky ny raha-
lahiny marobe izy, fa nitady hampanambiny
ny olony izy, ka niteny nahafinaritry ny
zanany rehetra.

# NY BOKINY IÔBA.

## TOKO I.

Nisy lehilahy teo amy ny tany Ioza, Iôba no anarany: ary marina sy mahitsy izany lehilahy izany, ary natahotra an' Andriamanitra izy, ka niala tamy ny ratsy.

2 Ary nisy teraka ho azy fito lahy sy telo vavy.

3 Ary ny fananany no ondry fito arivo, sy angamenavava telo arivo, sy omby mikiambana diman-jato, sy ampondra-vavy diman-jato, ary mpanompo marobe indrindra; dia nanan-karen' indrindra izany lehilahy izany mihoatra noho ny mponina rehetra amy ny atsinanana.

4 Dia nandeha ny zanani-lahy, ka nanao fanasana teo an-tranony, isan-dahy avy isan' andro; dia naniraka izareo, ka niantso ny anabaviny telo hiara-hihinana sy hisotro aminy.

5 Ary raha tapitra ny andro fanasana, dia naniraka Iôba, ka nahamasina azy, dia nifoha maraina koa izy, ka nanatitra fanatitra hodorana araky ny isany izy rehetra; fa hoy Iôba, Angamba efa nanota ny zanako, ka nanozona an' Andriamanitra tany am-pony. Izany nataony Iôba mandrakariva.

6 Ary nisy andro izay nihiaviany ireo zanak' Andriamanitra hiseho eo anatrehany Iehôvah, dia nankany Satana koa teo aminy.

7 Dia hoy Iehôvah taminy Satana, Avy taiza va hianao? Dia namaly any Iehôvah i Satana, ka nanao hoe, Avy mirenireny eo amy ny tany, ka mandehandeha eo, aho.

8 Dia hoy Iehôvah taminy Satana, Efa nandinikia any Iôba mpanompoko va hianao, fa tsy misy manahaka azy eo amy ny tany, olona marina sy mahitsy, izay matahotra an' Andriamanitra, ka miala amy ny ratsy?

9 Dia namaly any Iehôvah i Satana, ka nanao hoe, Moa matahotra an' Andriamanitra foana Iôba?

10 Tsy nanao fefy manodidina azy, sy manodidiny ny tranony, ary manodidiny izay azy rehetra mihiodidina, va Hianao? efa nitahy ny asany ny tànany Hianao, ka nitombo teo amy ny tany ny fananany:

11 Fa ahinjiro angeha ny tànanao, ka tendreo izay azy rehetra, dia hanozona Anao eo imasonao izy.

12 Dia hoy Iehôvah taminy Satana, Indro, eo an-tànanao izay azy rehetra; izy tena hiany no tsy haninjiranao ny tànanao. Dia nivoaka i Satana hiala eo anatrehany Iehôvah.

13 Ary nisy andro raha nihinana sy nisotro divay ny zanani-lahy sy ny zanani-vavy teo an-tranony ny zokiny lahi-matoa.

14 Dia nisy iraka nankany aminy Iôba, ka nanao hoe, Ny omby niasa, ary ny ampondra nihinana teo anilany:

15 Dia nametsaka *azy* ny Seheba, ka naka azy: dia namono ny mpanompo tamy ny lelan-tsabatra izareo: ary izaho irery hiany no afaka mandositra hilaza aminao.

16 Raha mbola niteny izy, dia nisy hafakoa nankany, ka nanao hoe, Ny afon' Andriamanitra latsaka avy tany an-danitra, ka nandoro ny ondry sy ny mpanompo, ka nandany azy: ary izaho irery hiany no afaka mandositra hilaza aminao.

17 Raha mbola niteny izy, dia nisy hafakoa nankany, ka nanao hoe, Ny Kalidia nanao telo toko, ka nametsaky ny angamenavava, ka naka azy; dia namono ny mpanompo tamy ny lelan-tsabatra izareo; ary izaho irery hiany no afaka mandositra hilaza aminao.

18 Raha mbola niteny izy, dia nisy hafakoa nankany, ka nanao hoe, Ny zanakao-lahy sy ny zanakao-vavy nihinana sy nisotro divay teo an-tranony ny zokiny lahi-matoa:

19 Ary, indro, nisy rivotra avy tany an-efitra, ka namely ny zoro efatra amy ny trano, dia nianjera tamy ny zatovo, ka maty izareo; ary izaho irery hiany no afaka mandositra hilaza aminao.

20 Dia nitsangana Iôba, ka nandriatry ny
lambany, dia nanaratry ny lohany, ka
niankohoka tamy ny tany, dia nivavaka
izy;
21 Ka nanao hoe, Nitanjaka nivoahako tany
an-kibon-dreniko, ary mitanjaka hiverenako
any: Iehôvah nanome, ary Iehôvah nanesotra:
hisaorana anie ny anarany Iehôvah.
22 Tsy nanota Iôba taminy izany rehetr'
izany, na nanao vava ratsy tamin' Andriamanitra.

## TOKO II.

Ary nisy andro, raha avy ireo zanak' Andriamanitra
hiseho eo anatrehany Iehôvah,
dia nankany Satana koa teo aminy hiseho
eo anatrehany Iehôvah.
2 Dia hoy Iehôvah taminy Satana, Avy
taiza va hianao? Dia namaly any Iehôvah
i Satana, ka nanao hoe, Avy mirenireny eo
amy ny tany, ka mandehandeha eo, aho.
3 Dia hoy Iehôvah taminy Satana, Efa
nandinikia any Iôba mpanompoko va hianao,
fa tsy misy manahaka azy eo amy ny
tany, olona marina sy mahitsy, izay matahotra
an' Andriamanitra, ka miala amy ny
ratsy? ary mbola mitana mafy ny fahamarinany
izy, na dia nanesikia Ahy hamely
azy hianao, hitelemanao azy foana.
4 Dia namaly any Iehôvah i Satana, ka
nanao hoe, Hoditra hisolo ny hoditra, eny,
izay rehetra ananany ny olona homeny hisolo
ny ainy:
5 Fa ahinjiro angeha ny tànanao, ka tendreo
ny taolany sy ny nofony, dia hanozona
Anao eo imasonao izy.
6 Dia hoy Iehôvah taminy Satana, Indro,
eo an-tànanao izy, afa tsy ny ainy hiany.
7 Dia nivoaka i Satana hiala eo anatrehany
Iehôvah, ka namely vay ratsy any
Iôba hatramy ny faladiany ny tongony, ka
hatramy ny tampon-dohany.
8 Dia naka tavim-bilany hihaorana izy;
ka nipetraka teo an-davenona izy.
9 Dia hoy ny vadiny taminy, Mbola mitana
ny fahamarinanao hiany va hianao?
manozòna an' Andriamanitra hianao, na dia
ho maty hianao.
10 Fa hoy izy taminy, Miteny tahaky ny
fiteniny ny anankiray amy ny vehivavy
adala hianao: ary handray ny soa avy amin'
Andriamanitra v' isikia, ka tsy handray ny
ratsy koa? Taminy izany rehetr' izany tsy
nanotany ny vavany Iôba.
11 Ary rehefa reny ny sakaizany Iôba telo
lahy izany rehetr' izany izay nanjo azy, samy
nandeha hiala amy ny fonenany avy izy rehetra,
i Elifaza avy tamy ny zanaky Temana,
sy Bilidada avy tamy ny zanaky Sioa, ary
Zofara avy tamy ny Naama: f' efa nanao
fotoan' andro hiangona hitsapa alahelo azy,
sy hampifaly azy, izareo.
12 Ary raha nanopy ny masony eny lavidavitr'
eny izy telo, ka tsy nahalala azy, dia
nanandratry ny feony izareo, ka nitomany;
ary samy nandriatry ny lambany avy izy
rehetra, ka nanipy vovoka tamy ny lohany
ho any an-danitra.
13 Dia nipetraka niaraka taminy tamy ny
tany, hafitoan' andro sy hafitoan' alina, izareo,
ka tsy nilaza teny taminy akory: fa
nahita izareo fa nalahelo indrindra izy.

## TOKO III.

Rehefa afak' izany, dia niloa-bava Iôba,
ka nanaratsy ny androny.
2 Dia niteny Iôba, ka nanao hoe,
3 Aoka ho very ny andro izay niterahana
ahy, ary ny alina izay nanavana hoe, Misy
zazalahy teraka:
4 Aoka ho maizina izany andro izany, ary
aoky tsy hitsinjo iny Andriamanitra any
ambony; ary aoky ny mazava hamirapiratra
aminy:
5 Aoka hanimba iny ny aizina, sy ny aloky
ny fahafatesana: aoky ny rahona hitoetra
eo amboniny: aoky ny hamaintiny ny andro
hampahatahotry iny.
6 Iny alin' iny, aoky ny maizina hihiazony
iny: aoky tsy hiray amy ny androny ny
taona iny: aoky tsy hankany amy ny isany
ny volana iny:
7 Indro, aoka ho irery iny alin' iny; aoky
tsy hankeo ny feo mahafaly:
8 Aoka hanozony iny izareo, izay manozony
ny andro, izay malaky mamoha ny fisaonana:
9 Aoka ho maizina ny kintany ny maraina
eo: aoky hiandry ny mazava iny, fa
tsy hisy; ary aoky tsy hahita ny fipoak'
andro iny:
10 Satria tsy nihidy ny varavarany ny
kibon-dreniko taminy, ary niafina tamy ny
masoko ny fahoriana.

11 Nahoana no tsy maty tany an-kibo
aho? *nahoana no* tsy niala-aina aho, raha
vao nivoaka tany an-kibo aho?
12 Nahoana no nandray ahy ny lohalikia?
sa nahoana no nisy nono izay ninonoako?
13 Fa ankehitriny, nety raha nandry aho,
ka niadana; nety raha natory aho, ka niala
sasatra,
14 Teo aminy ireo mpanjaka sy ny loho-
lona teo amy ny tany, izay nanangany ny
fitoeran-drava ho azy;
15 Sa teo aminy ireo andriandahy izay
nanana volamena, izay nameno volafotsy ny
tranony:
16 Sa efa tsy nisy, toy ny afenina tsi-tonga-
-volana, aho; toy ny zaza izay tsy nahita ny
mazava akory.
17 Any itsaharany ny ratsi-fanahy hampa-
hory, ary any ialany ny olona sasatra:
18 *Any* itsaharany ny mpifatotra avo-
koa: tsy mandre ny feony ny mpampahory
isareo:
19 Any ny kely sy ny lehibe, ary ny mpa-
nompo afaka amy ny tompony.
20 Nahoana nomena ny mazava ho any
ny mahantra, ary fiainana ho any izay ory
am-panahy?
21 Izay maniry fahafatesana, fa tsy avy
iny; ary mihiady hahazo iny, mihoatra
noho ny harena miafina;
22 Izay faly indrindra, *ka* ravoravo, raha
mahita ny fasana?
23 *Nahoana nomena ny mazava* ho any ny
olona izay tsy mahita ny làlan-kalehany,
ary izay voa fefin' Andriamanitra?
24 Fa mialoha ny haniko ny fisentoako,
ary mikioratsaka toy ny rano ny fidradra-
dradrako:
25 Fa nahazo ahy ny zavatra izay nata-
horako indrindra, ary izay nangovitako nanjo
ahy.
27 Tsy finaritra aho, ary tsy nitsahatra
aho, ary tsy niadana aho, fa tonga hiany
ny fahoriana.

## TOKO IV.

DIA namaly Elifaza avy tamy ny zanaky
Temana, ka nanao hoe,
2 Raha sahy hiteny aminao izahay, ho
sorisorena va hianao? f'iza no mahafehi-
-vava tsy hiteny?
3 Indro, efa nananatry ny maro hianao,
ary efa nampahery ny tànany ny malemy
hianao.
4 Ny teninao efa nanangany izay efa ho
lavo, ary efa nampahery ny lohalikia ma-
lemy hianao.
5 Fa ankehitriny nanjo anao kosa iny, ka
kivy hianao; namely anao kosa iny, ka ory
hianao.
6 Tsy tokinao va ny fatahoranao, ary
fanantenanao ny fahitsiany ny làlanao?
7 Masìna hianao, tsarovy, iza no very, ka
mahitsy? sa aiza no fongorana ny marina?
8 Araky izay efa hitako, izay mihiady
heloka, ary mamafy ny ratsy, hijinja izany
izy.
9 Ny rivotr' Andriamanitra andringianana
azy, ary ny fofon' ainy ny fahatezerany
andaniana azy.
10 Ny fierony ny liona, sy ny feony ny
liona masiaka, ary ny nifiny ny zanaky ny
liona, no vaky:
11 Maty ny lion-dahy noho ny tsy nahi-
tany ny toha, ary miely ny zanaky ny liona
mahery.
12 Ary teny anankiray nankany amiko
mangingina, ary nahare kely hiany ny
sofiko.
13 Teo amy ny fihieverana, avy tamy ny
fanindrimandry nony alina, raha latsaka ny
sondrian-tory tamy ny olona,
14 Dia nahazo ahy ny tahotra sy ny ho-
votra, izay nampihiorohoro ny taolako re-
hetra.
15 Ary nisy fanahy nandalo teo anatre-
hako, dia nitsangana ny volony ny nofoko:
16 Nijanona iny, fa tsy nahafantatry ny
tarehiny aho: *niseho* endri-javatra teo alo-
hany ny masoko: nangina izy: dia nandre
feo aho, hoe,
17 Ho marimarina kokoa noho Andria-
manitra va ny olona meti-maty? hadiodio
kokoa noho ny Mpanao azy va ny olona!
18 Indro, tsy matoky ny mpanompony
Izy, ary ny anjeliny aza ataony manan-
-tsiny;
19 Ka mainkia izay mitoetra eo an-trano-
-tany, ka miorina amy ny vovoka, izay to-
rotoro eo alohany ny lolo-fotsy.
20 Torotoroina hatramy ny maraina ka
hatramy ny hariva izareo; ho very mandra-
kizay izareo, ka tsy hisy hijery *iny*.
21 Tsy afaka va ny voninahiny, izay eo
aminy? maty izareo, dia tsy efa hendry.

## TOKO V.

Miantsoa angeha; misy olona va hamaly
anao? ary iza no olo-masina hanatrehanao?
2 Fa ny adala no matiny ny fahatezerana,
ary ny ari-saina no vonoiny ny fahavini-
rana.
4 Efa nahita ny adala mamaka aho, fa
nanozona faingiana ny fonenany aho:
4 Manalavitra famonjena ny zanany, ary
torotoroina eo am-bavahady izareo, ka tsy
misy mpamonjy:
5 Ny vokatry ny taniny voa haniny ny
noana, ka alainy iny amy ny tsilo aza; ary
ny jiolahy miteliny ny fananany.
6 Na dia tsy mivoaka amy ny vovoka ny
alahelo, na mitrebona amy ny tany ny faho-
riana;
7 Fa teraka ho amy ny fahoriana ny olona,
tahaky ny fanidiny ny kilalaon' afo hia-
katra:
8 Kanefa hitady an' Andriamanitra aho,
ary Andriamanitra hanolorako ny teniko.
9 Izy manao zava-dehibe, ka tsy takatry
ny saina; zava-mahagaga tsi-hita-isa.
10 Izy mampilatsaka ranonorana ety am-
bony ny tany, ary mampandeha rano eo
ambony ny saha:
11 Mba hampitoetra amy ny avo izay mie-
try Izy, ary mba hasandratra ny malahelo
ho amy ny famonjena;
12 Izy mahafoany ny fihieverany ny mi-
hiendry, ka tsy efainy ny tànany hiany ny
fisainany:
13 Izy misambotry ny hendry amy ny
fihiendreny, ary foana ny fihieverany ny
mpanao-saina;
14 Mihaona amy ny maizina antoandro
izareo, ka mitsapatsapa amy ny mitataovo-
vona tahaky ny amy ny alina.
15 Ary mamonjy ny malahelo amy ny
sabatra, amy ny vavany ny mahery, ary
amy ny tànany, Izy.
16 Dia mahazo manantena ny mahantra,
ary ny heloka mamehy ny vavany.
17 Indro, finaritra ny olona izay anarin'
Andriamanitra: ary aza manaratsy ny ana-
try ny Tsi-toha hianao.
18 F' Izy manorotoro, sy mamehy: ma-
havoa Izy, ary ny tànany mahasitrana.
19 Amy ny fahorian' enina, dia hamonjy
anao Izy; eny, amy ny fito, dia tsy hisy
ratsy hanjo anao.
20 Amy ny mosary, dia hamonjy anao
amy ny fahafatesana Izy; ary eo amy ny
ady, amy ny herin-tsabatra:
21 Ho afenina amy ny fameliny ny vava
ratsy hianao; ary tsy hatahotry ny fan-
dravana hianao, raha avy iny:
22 Fandringianana sy mosary hihiomehe-
zanao; ary tsy hatahotry ny biby amy ny
tany hianao:
23 Fa hifaneky hianao sy ny vato any an-
-tsaha; ary ny biby any an-tsaha hihiavana
aminao:
24 Ary ho fantatrao fa soa aman-tsara ny
lainao; ary hamangy ny fonenanao hianao,
ka tsy ho diso:
25 Ary ho fantatrao fa maro ny zanakao,
ary ny zafinao hanahaky ny ahitra amy ny
tany:
26 Hidina any am-pasana, rehefa tratr' an-
titra, hianao, tahaky ny ampakarany ny
amboaram-bary eo amy ny fotoany.
27 Indro, efa nandiniky iny izahay, izany
no iny: mihainoa, ary fantaro ho anao.

## TOKO VI.

Dia namaly Iôba, ka nanao hoe,
2 Engaka ho lanjaina dia lanjaina ny ala-
heloko, ka hasiana eo amy ny mizana ny
fahoriako avokoa:
3 Fa ankehitriny, mavesabesatra kokoa
noho ny fasikia an-dranomasina iny; ary
koa difotra ny teniko.
4 Fa ato eo anatiko ny zana-tsipìky ny
Tsi-toha; ary ny zava-mahafaty eo man-
dany ny fanahiko: milahatra hamely ahy
ny fampatahoran' Andriamanitra.
5 Hierona ny ampondra-dia v' eo amy ny
ahitra? sa himama ny omby v' eo amy ny
famahazana?
6 Azo hanina ny matsatso va raha tsy
misy fanasina? sa misy matsiro va tafo-
tsiny?
7 Ny zavatra izay laviko ho tendrena, dia
efa toy ny haniko mampahory.
8 Ho azoko anie ny hatako, ka homen'
Andriamanitra anie ny iriko!
9 Ka ho sitrak' Andriamanitra anie hano-
rotoro ahy! halefany anie ny tànany, ka ho
fongotra aho!
10 Dia ho afak' ory aho; eny, hireraka
amy ny fahoriana aho: aoky tsy hiantra
Izy: fa tsy nanafiny ny teniny ny Iray Ma-
sina aho.

11 Inona ny heriko no hanantena aho? ary inona ny farako no hahalava ny fandeferako aho?
12 Herim-bato va ny heriko? sa varahina va ny nofoko?
13 Tsy mahavonji-tena aho tokoa, ary famonjena nandositra ahy.
14 Ny ory hiantrany ny sakaizany, f' efa nahafoy ny fatahorany ny Tsi-toha ilehio.
15 Ny rahalahiko mamitaka tahaky ny renirano; mandalo tahaky ny riaka an-dohasaha izy telo:
16 Izay mihiamainty noho ny rano-mandry, izay iafenany ny ranonoram-panala:
17 Raha mihiafana ireny, dia levona ireny: raha taninandro, dia maina avy amy ny fitoerany ireny:
18 Mivily ny làlan-kalehany; manjary tsinontsinona ireny, ka very.
19 Mijery ny an-tokony Tema, ny maro-mandeha any Siheba manantena hahita ireny:
20 Veri-hevitra izareo, satria nanantena izareo; mankeo izareo, dia menatra.
21 Fa ankehitriny efa tsinontsinona hianareo: mahita ny fahoriako hianareo, ka matahotra.
22 Efa nanao hoe v' aho, Ento ho ahy? sa, Omeo tamby aho amy ny fanananareo?
23 Sa, Vonjeo amy ny tànany ny fahavalo aho? sa, Avoty amy ny tànany ny mahery aho?
24 Mampianara ahy, ka hangina aho; ary mampahafantara ahy izay nanotako.
25 Mahery indrindra ny teny marina; f' inona no anariny ny teny alahatrareo?
26 Mihievitra hanameloky ny teny hiany va hianareo? f' efa toy ny rivotra ny teniny ny olona mamoi-fo.
27 Eny, ny kamboty fandrihianareo, ary mihiady hilatsahany ny sakaizanareo hianareo.
28 Ary ankehitriny, raha sitrakareo, jereo aho; fa hitanareo marimarina na mandaingia aho, na tsia.
29 Masìna hianareo, miverena: aza atao ho heloka izany: eny, miveren' indray; eto ny fahamarinako.
30 Misy heloka v' eo amy ny vavako? tsy mahalala zava-dratsy va ny vavako?

## TOKO VII.

Tsy manam-petr' andro va ny olona ety ambony ny tany? ary tsy manahaky ny androny ny mpitamby va ny androny?
2 Toy ny faniriny ny mpanompo ny aloky ny hariva, ary toy ny fiandriny ny mpitamby ny karamany ny asany;
3 Toy izany anavana ahy handova volana mahory, ary alina fanasarana no tendrena ho ahy.
4 Raha mandry aho, dia hoy izaho, Rahoviana no hifoha aho, ka lasa ny alina? ary mivadibadikia indrindra aho, mandra-pahamazava ny andro.
5 Ny nofoko mitafy ohitra sy bongan--tany; vakivaky ny hoditro, k' efa maharikiorikio.
6 Faingiampaingiana kokoa noho ny famahanan-tenona ny androko, ka lany tsy misy fanantenana.
7 Tsarovy fa rivotra ny aiko: tsy hahita soa intsony ny masoko.
8 Tsy hahita ahy intsony ny masony izay nijery ahy: ny masonao mitazana ahy, ka tsinontsinona aho.
9 Tahaka lany ny rahona, ka levona; tahaky izany tsy mba miakatr' intsony izay midina any am-pasana.
10 Tsy hiverina any an-tranony intsony izy, ary tsy hahalala azy intsony ny fonenany.
11 Ary izaho tsy hamehy ny vavako: hiteny eo amy ny fahoriany ny fanahiko aho: hitaraina eo amy ny fangidiany ny aiko aho.
12 Ranomasina v' aho, sa trosona, no asainao fiambenana ahy?
13 Raha manao hoe aho, Hampifaly ahy ny farafarako, hampitsahatry ny fitarainako ny fandriako;
14 Dia mampitahotra ahy amy ny nofy Hianao, ka mampihiorohoro ahy amy ny tsindrimandry.
15 Ka dia aleoko ho kendaina, fahafatesana toy izay fiainako;
16 Halako iny; tsy tiako ho velona mandrakariva: avelao aho: fa zava-poana ny androko.
17 Inona no olona no halehibeazinao izy? ary no ampandinihinao azy ny fonao?
18 Ary no vangianao isa-maraina izy? ary no izahanao-toetra mandrakariva izy?
19 Mandra-pahoviana no tsy hiala amiko Hianao, ka tsy havelanao aho mandra-piteliko ny rorako?
20 Efa nanota aho: inona no hataoko

aminao, ry Mpiaro ny olona? nahoana no
nasianao toy ny marikia ho eo tandrifinao
aho, k' efa entana mahavesatra ahy aho?
21 Ary nahoana no tsy avelanao ny faha-
disoako, ka tsy esorinao ny heloko? fa an-
kehitriny handry eo amy ny vovoka aho;
ary hitady ahy amy ny maraina Hianao, fa
tsy ho eo aho.

## TOKO VIII.

DIA namaly Bilidada, zanaky Sioa, ka nanao
hoe,
2 Mandra-pahoviana no ho lazainao ireo
zavatr' ireo? ary *hanahaky* ny rivotra ma-
hery ny teniny ny vavanao?
3 Andriamanitra mamadiky ny fitsarana
va? sa ny Tsi-toha mamadiky ny fahamari-
nana va?
4 Raha tàhiny nanota ny zanakao taminy,
ka nariany noho ny fahadisoany;
5 Raha halaky hitady an' Andriamanitra
hianao, ka hifona amy ny Tsi-toha;
6 Raha tàhiny madio sy marina hianao,
dia hifoha hamonjy anao tokoa Izy, ka
hampanambiny ny fonenany ny fahamari-
nanao.
7 Na dia kely ny voalohanao, dia ho le-
hibe indrindra ny faranao.
8 Fa manontania ny ntaolo, masìna hia-
nao, ka mamboara-tena hanadina amy ny
razany:
9 (Fa vao omaly isikia, ka tsy mahalala
*na inona na inona;* alòka hiany ny andron-
tsikia ety ambony ny tany:)
10 Tsy hampianatra anao v' izareo, ka
hilaza aminao, ka hamoaky ny teny amy ny
fony?
11 Haniry va ny harefo, raha tsy misy
fotaka? haniry va ny zozoro, raha tsy misy
rano?
12 Raha mbola maitso iny, *ka* tsy voa
jinja, dia malazo iny alohany ny ahitra re-
hetra.
13 Toy izany ny alehany izay rehetra
manadino an' Andriamanitra; ary ho very
ny fanantenany ny mpihiatsaravelatsihy:
14 Ary ho fongotra ny fanantenany, ary
*hanahaky* ny tranon-kala ny tokiny.
15 Hiankina amy ny tranony izy, fa tsy
hitoetr' iny: hihiazony iny mafy izy, fa tsy
haharitr' iny.
16 Maitso eo tandrifiny ny masoandro izy,
ary ny rantsany manaroka eo amy ny tanim-
boliny.
17 Mifelipelikia ny fakany manodidiny ny
fanataovana: manakeky ny fitoeram-bato
iny:
18 Kanefa ho fongorana amy ny fitoerany
iny; dia handà iny izany hoe, Tsy nahita
anao aho.
19 Indro, izany no fifaliany ny làlan-kale-
hany; ary hisy hafa indray haniry amy ny
tany.
20 Indro, Andriamanitra tsy hanary ny
olo-marina, ary tsy hampahery ny tànany
ny mpanao-ratsy Izy,
21 Mandra-pahafeno hehy ny vavanao, sy
hafaliana ny molotrao.
22 Izay tsy tia anao hitafy henatra; ary
ho foana ny fonenany ny ratsi-fanahy.

## TOKO IX.

DIA namaly Iôba, ka nanao hoe,
2 Fantatro tokoa fa marin' izany; fa atao
ahoana no ho marina ny olona eo anatre-
han' Andriamanitra?
3 Raha tahandaha-teny aminy Izy, dia
tsy mahavali-teny Azy iray isan' arivo
izy.
4 Hendry am-po Izy, ka matanjaka amy
ny hery: iza no nanamafi-tena hanohitra
Azy, ka nambinina?
5 Izy no mamindra ny tendrombohitra,
ka tsy mahalala ireny: Izy no mamadiky
ireny amy ny fahatezerany.
6 Izy no mampihiorohoro ny tany ho afaka
amy ny fitoerany, ka mihiozongozona ny
andriny.
7 Izy no mandidy ny masoandro, ka tsy
miposaka izy; ary mametaky ny kintana
Izy.
8 Izy irery no mamelatra ny lanitra, ary
manitsaky ny alon-dranomasina Izy.
9 Izy no manao kintan-dehibe avaratra, sy
kintan-dehibe atsinanana, sy kinta-mitam-
batra, ary kinta-misikiny ny atsimo:
10 Izy no manao zava-dehibe tsi-hita-lany,
eny, fahagagana tsi-hita-isa.
11 Indro, mandalo ahy Izy, ka tsy hitako:
ary lasa Izy, ka tsy fantatro.
12 Indro, maka Izy; iza no mahasakana
Azy? iza no hanao aminy hoe, Inona no
ataonao?
13 Raha tsy hampialain' Andriamanitra

 

ny fahatezerany, dia hiondrikia ny mpa-
nampy miavonavona eo ambaniny.
14 Mainkia izaho, raha hamaly Azy aho,
raha hifidy ny teniko handahatra aminy
aho.
15 Na dia marina aza aho, tsy hamaly
Azy aho; hifona amy ny Mpitsara ahy aho.
16 Raha niantso aho, ka namaly ahy Izy,
kanefa tsy mino aho fa hihaino ny feoko
Izy.
17 Fa mamadivadikia ahy amy ny tafio-
-drivotra Izy, ka mampitombo ny feriko
tsi-maninon-tsi-maninona.
18 Tsy hamela ahy hanala ny fofon' aiko
Izy, fa mameno ahy amy ny fangidiana.
19 Ny amy ny hery, indro mahery Izy;
ary ny amy ny fitsarana, iza no hanendry
andro handarako-teny?
20 Raha manamarina tena aho, dia ha-
nameloka ahy ny vavako: *raha hoy izaho,*
Marina aho, dia hanao ahy ho diso iny.
21 Marina aho! tsy hahalala ny fanahiko
aho; ho halako ny aiko.
22 Izao zavatr' irai-loha izao, izany nila-
zako hoe, Mandringiany ny marina ambany
ny meloka Izy.
23 Raha mamono tampoka ny loza, dia
hihiomehy ny fahoriany ny marina Izy.
24 Ny tany efa atolotra ho amy ny tànany
ny ratsi-fanahy: manarony ny tavany ny
mpitsara eo Izy: raha tsy izany, aiza, iza no
izy?
25 Ary faingiampaingiana kokoa noho ny
tetezan' olona ny androko: lasa ireny; tsy
mahita soa ireny.
26 Mandalo tahaky ny sambo faingiam-
-pandeha ireny, tahaky ny voro-mahery mi-
faoka hanina.
27 Raha hoy izaho, Hanadino ny fitarai-
nako aho, hitsahatra amy ny tavako *mala-*
*helo* aho, ka hifaly aho;
28 Dia matahotry ny fahoriako rehetra
aho; fantatro fa tsy hanamarina ahy Hia-
nao.
29 Izaho atao ho meloka: nahoana no
hiasa foana aho?
30 Raha manoza-tena amy ny ranonoram-
-panala aho, ka manadio ny tànako amy ny
savòny;
31 Nefa hanitrikia ahy amy ny hady Hia-
nao, ka hataony ny fitafiako ho hala aho.
32 Fa tsy olona tahaka ahy Izy, hama-
liako Azy, *sy* hifanatrehanay amy ny fitsa-
rana.
33 Tsy misy mpanelanelana aminay, ha-
metrahany ny tànany aminay roa tonta.
34 Aoka hanesotry ny tsorakazony amiko
Izy, ary aoky tsy hampitahotra ahy ny fa-
tahorana Azy:
35 Dia hiteny aho, ka tsy hatahotra Azy:
kanefa tsy mba toy izany aho.

## TOKO X.

Manasatry ny fanahiko ny aiko: handefa
ny fitarainako aho; hiteny amy ny fangi-
diany ny fanahiko aho.
2 Hilaza amin' Andriamanitra aho hoe,
Aza manameloka ahy: ampahalalao aho
nahoana iadianao amiko.
3 Mahasoa Anao hampahory va, *ka* hane-
vateva ny asany ny tànanao, ary hamirapi-
ratra amy ny fisainany ny ratsi-fanahy?
4 Manana maso nofo va Hianao; sa mahita
tahaky ny fahitan' olona va Hianao;
5 Manahaky ny andron' olona va ny andro-
nao; sa ny taonanao manahaky ny taonan'
olom-belona va;
6 No anontanianao ny heloko, sy tadia-
vinao ny fahotako?
7 Fantatrao fa tsy mba ratsi-fanahy aho;
ary tsy misy mahavonjy amy ny tànanao.
8 Ny tànanao namorona ahy, ary namboa-
tra ahy avokoa manodidina; kanefa man-
dringiana ahy Hianao.
9 Masìna Hianao, tsarovy fa no foroninao
toy ny tany manga aho: ka hitondra ahy
amy ny vovok' indray va Hianao?
10 Tsy naidinao toy ny ronono v' aho?
ka nampandrinao toy ny ronono-mandry
v' aho?
11 Efa nanafy ahy tamy ny hoditra sy ny
nofo Hianao; ka namefy ahy tamy ny tao-
lana sy ny ozatra.
12 Aina sy fahasoavana nomenao ahy; ary
ny famangianao niaro ny fanahiko.
13 Ary ireny zavatr' ireny nafeninao teo
am-ponao: fantatro f' eo aminao izany.
14 Raha manota aho, dia mandinikia ahy
Hianao, ka tsy manafaka ahy amy ny he-
loko.
15 Raha ratsi-fanahy aho, dia hahita loza
aho: ary raha marina aho, dia tsy hanan-
dratry ny lohako aho. Veri-hevitr' indrin-
dra aho, ka jereo ny fahoriako;
16 Fa mitombo izany. Manenjikia ahy
Hianao tahaky ny liona masiaka: ary mi-

verina Hianao, ka misého mahatalanjona ahy.
17 Manavao ny fiampanganao hanohitra ahy Hianao, ka mampitombo ny fahatezeranao amiko: dimby sy tafikia mamely ahy.
18 Ary nahoana no namoaka ahy tany an--kibo Hianao? Engaka niala-aina aho, ka tsy nisy maso nahita ahy!
19 *Engaka* efa toy tsy mba nisy aho; nentina avy tany an-kibo ho any am-pasana aho!
20 Tsy vitsy va ny androko? ary mialà Hianao: avelao aho, hialako-sasatra kely,
21 Dieny tsy mbola lasa aho, ka tsy hiverina aho, dia ho amy ny tany maizina, sy ny aloky ny fahafatesana;
22 Ho amy ny tany maizin' indrindra manahaky ny hamaizina hiany; ny aloky ny fahafatesana, tsy misy vo' alahatra, ary maizina hiany ny famirapiratana eo.

## TOKO XI.

Dia namaly Zofara zanaky Naama, ka nanao hoe,
2 Tsy ho valy va ny teny marobe? sa ho hamarinina va ny olona maro vava?
3 Ny fahadalanao va hampanginy ny olona? ary raha maneso hianao, tsy misy hampahamenatra anao va?
4 Fa hoy hianao, Madio ny fampianarako, ary tsi-manan-tsiny eo imasonao aho.
5 Fa engaka hiteny Andriamanitra, ka hiloa-bava hanohitra anao;
6 Ka haseho̊ny aminao ny fahendrena miafina, fa roa heny ireny toraky izay azo fantarina: ary fantaro fa hadinoin' Andriamanitra ny helokao sasany.
7 Hahita an' Andriamanitra raha mitady va hianao? hahita ny Tsi-toha hatramy ny farany va hianao?
8 Hahavona tahaky ny lanitra! inona no hainao atao? halalina mihoatra noho ny fasana! inona no fantatrao?
9 Lavalava kokoa noho ny tany ny ohatrany, ary lehibebe kokoa noho ny ranomasina.
10 Raha maka Izy, ka manidy, ka mampiangona *amy ny fitsarana*, dia iza no mahasakana Azy?
11 F' Izy mahafantatry ny olom-poana; ary mahita heloka Izy, na dia *toy* tsy mihievitry *izany* Izy.
12 Fa ny olom-poana manao-tena ho hendry, na dia teraka ny olona tahaky ny zanak' ampondra-dia.
13 Raha mamboatry ny fonao hianao, ka maninjitry ny tànanao ho any aminy,
14 Raha eo an-tànanao ny heloka, dia manalavira izany, ary aza avela eo am-ponenanao ny ratsy.
15 Ary dia hanandratry ny tavanao tsi--manan-tsiny hianao, ary hitoetra mafy hianao, ka tsy hatahotra:
16 Satria ho hadinoinao ny fahoriana; toy ny rano mandriaka no hahatsiarovanao *azy*.
17 Ary ny fiainanao hamirapiratra lavitra noho ny mitataovovonana: na dia maizina hianao, hanahaky ny maraina hianao.
18 Ary hatoky hianao, satria misy fanantenana: eny, na dia menatra hianao, handry matoky hianao:
19 Dia handry hianao, ka tsy hisy hampitahotra; ary maro no hitady soa aminao.
20 Fa ho pahina ny masony ny ratsi--fanahy, ary ny fandosirana ho afaka aminy, ary ny fanantenany *hanahaky* ny fialan' aina.

## TOKO XII.

Dia namaly Iôba, ka nanao hoe,
2 Marin-tokoa hianareo no olona! ary hiara-maty aminareo ny fahendrena!
3 F' izaho manan-tsaina tahaka anareo; tsy latsaka noho hianareo aho: ary iza no tsy mahalala izay teny toy izany?
4 Manahaka anankiray esoiny ny namany aho, izay miantso an' Andriamanitra, ka valiany; ihiomehezana ny olona marina sy mahitsy.
5 Fanilo nariana, eo amy ny hevitry ny miadana, izay saiky ho solafaka ny tongony.
6 Manambina ny lainy ny jiolahy, ary matoky izay mampahatezitra an' Andriamanitra: eo an-tànany misy zavatr' omen' Andriamanitra.
7 Kanefa anontanio ny biby, dia hampianatra anao ireny; ary ny voro-manidina, dia hanambara anao ireny.
8 Sa mitenena amy ny tany, dia hampia-

natra anao iny; ary aoky ny hazandrano
an-dranomasina hitory aminao.
9 Iza no tsy mahalala aminy ireny re-
hetr' ireny, fa ny tànany Iehôvah no nanao
izany?
10 Eo an-tànany hiany ny ainy ny zava-
-manan' aina rehetra, ary ny fofon' ainy
ny olombelon-drehetra.
11 Tsy mizaha-toetry ny teny va ny so-
fina? ary tsy manandrany ny hanina va ny
vava?
12 Eo amy ny antitra ny fahendrena, ary
eo amy ny ela-velona ny fahalalana.
13 Izy manana fahendrena sy hery; Izy
manana saina sy fahalalana.
14 Indro, Izy mandrava, ka tsy atsangan'
indray: Izy manidy olona, ka tsy misy
famohana.
15 Indro, Izy manampiny ny rano, ka
ritra ireny: ary Izy mandefa ireny, ka
safotra ny tany.
16 Izy manana hery sy fahendrena: Azy
ny voa fitaka sy ny mpamitaka.
17 Izy mamabo ny mpanolo-tsaina, ary
ny mpitsara adalainy.
18 Izy mamaha ny fehiny ny mpanjaka,
ary manikiny ny valahany kosa amy ny tady.
19 Izy mamabo ny andriandahy, ary ny
mahery alavony.
20 Izy manala ny teniny ny mahatoky,
ary ny fahalalany ny anti-panahy esoriny.
21 Izy mandatsaka ratsiana amy ny an-
driandahy, ary mandemy ny heriny ny ma-
tanjaka.
22 Izy maneho ny zava-miafina avy amy
ny maizina, ary mampiala ny aloky ny
fahafatesana ho mazava.
23 Izy mampitombo ny firenena, ary
mandringiana azy: Izy mahalehibe ny fire-
nena, ary manery azy.
24 Izy manala ny sainy ny lohalony ny
tany, ary mampireniren azy any an-efitra
tsy misy làlana:
25 Mitsapatsapa eo amy ny maizina iza-
reo, ka tsy misy mazava: ary mampive-
zivezy azy tahaky ny olo-mamo Izy.

TOKO XIII.

Indro, izany rehetr' izany efa hitany ny
masoko, efa reny ny sofiko, ka fantany.
2 Izay fantatrareo, fantatro koa: tsy la-
tsaka noho hianareo aho.
3 Engaka hiteny amy ny Tsi-toha aho;
ary tahandaha-teny amin' Andriamanitra
aho.
4 Fa hianareo, dia mpamoron-daingia:
mpanao-ody tsy mahasoa hianareo rehetra.
5 Engaka hangina dia hangina hianareo,
dia ho fahendrenareo izany.
6 Masìna hianareo, mihainoa ny teny ala-
hatro, ary mitandrema ny fisainana avoaky
ny molotro.
7 Hiteny ratsy hanamarina an' Andriama-
nitra va hianareo? hiteny fitaka hanitsy
Azy va hianareo?
8 Hiangatra aminy va hianareo? han-
daha-teny ho an' Andriamanitra va hia-
nareo?
9 Tsara va, raha mandinikia anareo Izy?
sa tahaky ny famitahany ny olona no ha-
mitahanareo Azy?
10 Hananatra dia hananatra anareo Izy,
raha miangatra mangina hianareo.
11 Tsy hampitahotra anareo va ny voni-
nahiny? ary tsy ho latsaka aminareo va ny
fatahorana Azy?
12 Ny tsarovinareo dia ohabolana lave-
nonambonivato; tena tani-manga ny tena-
nareo.
13 Mangìna amiko hianareo, mba hiteny
aho: ary aoka hanjo ahy na inona na inona.
14 Ny aminy izany, halaiko ny nofoko eo
amy ny nifiko, ka hasiako ny aiko eo amy
ny tànako.
15 Na dia hamono ahy Izy, dia hatoky
Azy aho: kanefa hanamariny ny làlako eo
anatrehany aho.
16 Ary ho famonjena ahy Izy; fa ny
mpihiatsaravelatsihy tsy hankeo anatre-
hany.
17 Mihainoa dia mihainoa ny teniko, ary
aoka ho reny ny sofinareo ny fanambarako.
18 Indro ankehitriny, efa nandahatry ny
teniko aho: fantatro fa ho hamarinina
aho.
19 Iza no handaha-teny amiko? fa anke-
hitriny, raha hangina aho, dia hiala-aina
aho.
20 Aza atao zavatra roa loha hiany amiko:
dia tsy hiafina aminao aho:
21 Manalavira ny tànanao amiko; ary
aoky tsy hampitahotra ahy ny fatahorana
Anao.

22 Dia miantsoa Hianao, k' izaho hamaly:
sa aoky hiteny aho, ka valio aho.
23 Firy no heloko sy fahotako? ampahalalao
ny fahadisoako sy ny fahotako aho.
24 Nahoana no manafiny ny tavanao Hianao,
ka ataonao ho fahavalonao aho?
25 Ravina hodinkodin-drivotra ho tapahanao
va? ary ny vodi-vary maina ho
enjehinao va?
26 Fa manoratra zava-mangidy hanohitra
ahy Hianao, ka ampandovanao ny heloky
ny fahatanorako aho.
27 Dia manisy ny tongotro eo amy ny
boloky Hianao, ka mandiniky ny làlan-kalehako
rehetra: ny faladiany ny tongotro
tsongoinao.
28 Ary lehio mihilany tahaky ny zavatra
lo, tahaky ny fitafiana haniny ny fositra.

## TOKO XIV.

Olona tera-behivavy dia vitsy andro, ka be
fahoriana.
2 Mitsimoka tahaky ny vonin-kazo izy, ka
jinjana: ary mandalo tahaky ny aloka izy,
ka tsy mitoetra.
3 Ary aminy izay toy izany izay va anokaranao
ny masonao? ary izaho v' entinao
ho amy ny fifandaharan-teny?
4 Iza no mahavoaky izay madio amy ny
tsi-madio? tsy misy na iray akory.
5 Satria mifetra ny androny, voa fehinao
ny isany ny volana iainany, *ary* efa tendrenao
ny fetr' androny, ka tsy manoatra izy;
6 Dia mialà aminy Hianao, mba hitsaharany;
mandra-pahatanteraka ny androny
toy ny mpitamby.
7 Fa mahazo antenaina ny hazo, raha jinjan'
iny: dia hitsimok' indray iny, ka tsy
ho diso ny laingiolaingiony:
8 Na dia mihiantitra eo amy ny tany ny
fakany, ka maty eo am-bovoka ny fotony;
9 Dia hitsimok' indray noho ny fisiany ny
rano, ka handrantsana tahaky ny hazo nambolena.
10 Fa maty ny olona, ka lany izy: eny,
miala-aina ny olona, ary aiza izy?
11 Toy ny rano mihiemotra amy ny ranomasina,
ary ny ony mihiena ka ritra:
12 Dia mandry ny olona, ky tsy hitsangana:
tsy hifoha izy, na hatsangana amy ny
fatoriany, mandra-paha-tsi-hisy ny lanitra.
13 Engaka hanafina ahy any am-pasana
Hianao, *ka* hampiery ahy, mandra-pahafaka
ny fahatezeranao: *engaka* hanendry fetr'
andro ho ahy Hianao, ka hahatsiaro ahy!
14 Raha maty ny olona, dia ho velon'
indray v' izy? hiandry ny fetr' androko rehetra
aho, mandra-pahatongavany ny fiovako.
15 Hiantso Hianao, ary izaho hamaly
Anao: ny asany ny tànanao ho irinao.
16 Fa ankehitriny manisa ny diako Hianao:
tsy mandiniky ny fahotako va Hianao?
17 Efa asian-kase ny kitapo misy ny
fahadisoako, ary voa zaitrao ny heloko.
18 Ary raha mianjera ny tendrombohitra,
ho levona tokoa: ary ny vatolampy hafindra
amy ny fitoerany.
19 Ny vato laniny ny rano: safotry ny
riaka ny vovo-tany: ary ny fanantenan'
olona simbanao.
20 Mandresy azy mandrakariva Hianao,
ka lasa izy: manova ny tarehiny Hianao,
ka mampandeha azy.
21 Omem-boninahitra ny zanany, ka tsy
mahalala izy: sa mietry izareo, ka tsy
mahita azy izy.
22 Fa ho marary ny nofony eo aminy, ary
halahelo ny fanahiny eo anatiny.

## TOKO XV.

Dia namaly Elifaza zanaky Tema, ka nanao
hoe,
2 Tokony ho valiany ny olon-kendry va
amy ny fahalalana foana, ary ho fenoiny
amy ny rivotr' atsinanana va ny kibony?
3 Tokony handaharany v' izay teny tsy
mahasoa, ary ny teny izay tsy mahatsara?
4 Fa hianao manary fahatahorana, ka
manampina fihieverana eo anatrehan' Andriamanitra:
5 Fa mitory ny helokao ny vavanao, ary
mifidy ny lelany ny mpihiendry hianao.
6 Manameloka anao ny vavanao hiany, ka
tsy izaho: ary ny molotrao miampanga
anao.
7 Hianao va no voalohan' olona izay teraka?
sa voa forona teo alohany ny tendrombohitra
hianao?
8 Ny fisainan' Andriamanitra va no renao?
ary arovanao ho anao va ny fahendrena?
9 Inona no fantatrao, ka tsy fantatray

koa? *inona no* saina azonao, ka tsy ato
aminay koa iny?
10 Ato aminay ny fotsi-volo, sy ny anti-
-panahy indrindra, ela-andro lavitra noho
ny rainao.
11 Ataonao kely ato aminao va ny fampi-
falian' Andriamanitra, ary ny teny mampio-
nona anao?
12 Nahoana no manangoly anao ny fonao?
ary nahoana no asandratra ny masonao?
13 Ka ampanoheranao an' Andriamanitra
va ny fanahinao, ary avoakao amy ny vava-
nao teny *toy izany* va?
14 Inona no olona, mba hadio izy? ary
izay tera-behivavy, mba ho marina izy?
15 Indro, Izy tsy matoky ireo marina
manompo Azy; ary ny lanitra tsy madio
eo imasony.
16 Mainkia vetaveta sy maloto ny olona,
izay misotro heloka toa rano!
17 Hanambara aminao aho: mihainoa
ahy: ary izay efa hitako no hambarako;
18 Izay no toriny ny olon-kendry avy
tamin-drazany, ka tsy nafeniny:
19 Ireny hiany nomena ny tany, ary tsy
nisy vahiny nandeha teo aminy.
20 Ny ratsi-fanahy malahelo amy ny an-
drony rehetra; ary ny isany ny taonany
tsy fantatry ny mpandoza.
21 Feo mampitahotra dia eo amy ny
sofiny: raha miadana izy, dia avy ny
mpandrava haŋkeo aminy.
22 Tsy matoky hiala amy ny maizina izy,
ka voa andrin-tsabatra izy.
23 Mirenireny hitady mofo izy, *ka hoy
izy,* Aiza? mahalala izy fa antomotra ny
andro maizina.
24 Fahoriana sy fanaintainana hampita-
hotra azy; handresy azy izy roa, tahaky ny
mpanjaka mivoatra an-tafikia.
25 Fa maninjitry ny tànany hanohitra
an' Andriamanitra izy, ka mampaheri-tena
hanohitra an' Andriamanitra.
26 Mihiazakazaka hametsaka Azy izy, mafy
vozona, amy ny foitr' ampingiany matevina;
27 Satria misaron-tava amy ny taviny izy,
ka mampanotraky ny vaniany.
28 Dia honina eo an-tanàna rava izy, eo
an-trano izay tsy ononan' olona, izay efa
madiva ho rava.
29 Tsy hanan-karena izy, ka tsy hitoetra
ny fiadanany, ka tsy hiely ambony ny tany
ny fananany,
30 Tsy hiala amy ny maizina izy: ny
sampany ho lazoiny ny lel' afo; ary ny
fofon' aîny hialany.
31 Aoky tsy hatoky zava-poana izy: voa
fitaka izy: fa zava-poana no ho tambiny.
32 Tsy ho tanteraka amy ny androny izy,
ary tsy ho maitso ny sampany.
33 Izy hanahaky ny tahom-boaloboka
mampihintsany ny voalobony manta, ary ny
hazo oliva mampilatsaky ny voniny.
34 Fa ho foana ny fiangonany ny mpihia-
tsaravelatsihy, ary ho lanin' afo ny trano
fanavan-tambitamby.
35 Mamoron-doza izareo, ka manisy zava-
-poana; ary ny kibony mamboatra fitaka.

## TOKO XVI.

Dia namaly Iòba, ka nanao hoe,
2 Efa nandre zavatra maro toy izany aho:
mpampifaly ratsy hianareo rehetra.
3 Ho tapitra va ny teny foana? raha tsy
izany, inona no manesikia anao hamaly?
4 Izaho kosa mahay miteny tahaka anareo:
raha tàhiny nisolo ny fanahiko ny fanahi-
nareo, nahay nanohy teny hiampanga
anareo aho, ka nahay nanifikifiky ny lohako
taminareo.
5 Aleoko hampahery anareo amy ny va-
vako aho, ary hanisy fitsaharana ny famo-
hany ny molotro.
6 Na dia miteny aho, dia tsy mitsahatra
ny fahoriako: ary na dia mamehi-vava aho,
dia inona no miala amiko?
7 Fa ankehitriny efa nandreraka ahy Izy:
efa nandrava izay rehetra momba ahy
Hianao.
8 Ary efa naneritery ahy Hianao, ka mi-
ampanga ahy izany, ary miseho ato amiko
ny hiako, miampanga ny tavako.
9 Ny fahatezerany maniravira *ahy,* k' efa
fahavaloko izy: mihidi-vazana amiko izy:
ny fahavaloko mampivandravandra ny ma-
sony amiko:
10 Nisoka-bava tamiko izy rehetra: na
mely ny takolako izy, ka nandatsa *ahy:*
tafangona hanohitra ahy izy.
11 Efa hidian' Andriamanitra tamy ny
ratsi-fanahy aho, ka natolony tamy ny tà-
nany ny mpanota.
12 Tsi-niahy aho; fa nanorotoro ahy Izy:
ary nisambotry ny vozoko Izy, ka nano

fokofoka ahy; ary nampitoetra ahy ho
marikia ho kendreny Izy.
13 Manodidina ahy ny mpitifitra momba
Azy: mamaky ny voako izy, ka tsy mi-
antra: manidiny ny aferoko ho amy ny
tany izy.
14 Manapaka ahy amy ny fandravana ma-
naraka fandravana Izy: mametsaka ahy Izy
tahaka lehilahi-mahery.
15 Lamba fisaonana voa zaitro tamy ny
hoditro, ary nandoto ny tandroko tamy ny
vovoka aho.
16 Fitomaniana mampivonto ny tavako;
ary eo amy ny hodi-masoko ny aloky ny
fahafatesana;
17 Tsy noho ny tsi-fahamarinana eo an-
-tànako: ary madio ny fivavako.
18 Ry tany ô, aza manarony ny rako, ary
aoky tsy hahita fitoerana ny fitarainako.
19 Ary ankehitriny, indro, any an-danitra
ny vavolombeloko, ary ny fanambarana ahy
any ambony.
20 Manaraby ahy ny sakaizako: mampi-
latsa-dranomaso eo anatrehan' Andriama-
nitra ny masoko.
21 Engaka mahazo mandaha-teny ny olona
amin' Andriamanitra, tahaky ny fandahatry
ny olona amy ny namany!
22 Fa taona vitsy no mandalo, ary man-
deha amy ny làlana izay tsy hiverenako aho.

## TOKO XVII.

Efa reraka ny fanahiko; efa lany ny
androko: efa ho ahy ny fasana.
2 Tsy misy eo amiko va mpaneso? ary
tsy jereny ny masoko va ny fahasosorany?
3 Masìna Hianao, atavy fampitsarana:
ampiantohy aho aminao: iza no hanao
antoka amiko?
4 Fa ny fony nafeninao ho afaka amy
ny fahalalana: izany tsy hanandratanao
azy.
5 Izay manolotry ny sakaizany ho babo,
dia ho pahina ny masony ny zanany.
6 Ary efa nampitoetra ahy ho ambentin-
teny amy ny olona Izy, k'efa fanesoana
eo anatrehan' olona aho.
7 Efa pahina noho ny alahelo ny masoko;
ary efa toy ny aloka izay rehetra momba
ny tenako.
8 Ho gaga ny olo-mahitsy noho izany;
ary ny marina hitsangana hanohitry ny
mpihiatsaravelatsihy.
9 Hazoniny ny marina ny làlan-kalehany,
ary ny madio tànana hihiaherihery.
10 Fa hianareo rehetra, miverena, ka
mankanesa ankehitriny; fa tsy hitako olon-
-kendry eo aminareo.
11 Lasa ny androko, very ny fisainako,
dia ny fihieverany ny foko:
12 Manova ny alina ho andro ireny: ny
mazava manatony ny maizina.
13 Miandry ny fasana aho tokoa ho fone-
nako: teo amy ny maizina nandaharako ny
farafarako.
14 Hoy izaho tamy ny lavaka, Raiko
hianao; tamy ny kankana, Reniko sy ana-
baviko hianao.
15 Ary aiza no fanantenako ankehitriny?
ary ny fanantenako, iza no hahita azy?
16 Hidina any amy ny hidim-pasana izany;
eny, eo am-bovoka hitsaharany avokoa.

## TOKO XVIII.

Dia namaly Bilidada zanaky Sioa, ka nanao
hoe,
2 Rahoviana no vao hanapitry ny teny
hianareo? tandremo, ary rehefa afak' izany,
dia hiteny izahay.
3 Nahoana no atao toy ny biby izahay,
*ka* vetavetaina eo imasonareo?
4 *Ry manahaky* izay mamiravira-tena noho
ny fahatezerany, hianao va hahafoizany ny
tany, ary hamindrany ny vatolampy amy
ny fitoerany?
5 Eny, ny fahazavany ny ratsi-fanahy ho
vonoina, ka tsy hahazava ny kilalaon'
afony:
6 Ny mazava hody maizina eo amy ny
lainy, ary ny jirony eo amboniny ho vonoina.
7 Hahakelizena ny diany ny heriny, ary
handavo azy ny fisainany hiany.
8 Fa ny tongony hiany haningiorany ny
fandrikia azy, ary mandeha eo ambony ny
tonta izy.
9 Ny tonta haningiotry ny ombelahi-ton-
gotra, ary handresy azy ny jiolahy.
10 Voa velatra eo amy ny tany ny fan-
drikia haningiotra azy, ary ny tonta hisam-
botra azy any an-dàlana.
11 Fampitahorana hampatahotra azy ma-
nodidina, ka hampahafaingian-tongotra azy.

12 Ho lany mosary ny heriny, ary fan-
dringianana ho voatra manakeky azy :
13 Handany ny fanohanany ny hodiny
izany : ny heriny ho laniny ny matoany ny
fahafatesana.
14 Ho fongotra ny tokiny avy amy ny
lainy, ka ho entiny ho amy ny mpanjaka
mampahatahotr' indrindra.
15 *Tahotra* hitoetra eo amy ny lainy, sa-
tria tsy azy intsony iny : solifara haely
amy ny fonenany.
16 Ho maina ny fakany eo ambany ; ary
halazo ny sampany eo ambony.
17 Ny fahatsiarovana azy ho very eo amy
ny tany, ary tsy hanan' anarana eny an-
-dàlam-be izy.
18 Ho roahina amy ny mazava ho amy ny
maizina izy, ary ho enjehina hiala aminy
izao tontolo izao izy.
19 Tsy hanan-janaka na havana eo amy
ny olony izy, ka tsy hisy handimby eo amy
ny fonenany.
20 Ny androny higagany ny any andre-
fana, ary ny any atsinanana ho rekitra
tahotra.
21 Izany tokoa no fonenany ny ratsi-
-fanahy, ary itoy no fitoerany izay tsy
mahalala an' Andriamanitra.

TOKO XIX.

Dia namaly Iôba, ka nanao hoe,
2 Mandra-pahoviana no hampahorianareo
ny fanahiko, sy hanorotoroanareo ahy amy
ny teny ?
3 Izao impolo mandeha izao nanaratsia-
nareo ahy ; tsy menatra hianareo hampa-
haveri-hevitra ahy.
4 Ary raha diso tokoa aho, dia eto amiko
no itoerany ny fahadisoako.
5 Raha mirehareha amiko tokoa hianareo,
ka mandahatry ny tsiniko hiampanga
ahy ;
6 Fantaro ankehitriny fa Andriamanitra
no efa namadikia ahy, k' efa naningiotra
ahy tamy ny fandriny.
7 Indro, mitarain-doza aho, fa tsy mahita
valy aho : midradradradra aho, fa tsy misy
fitsarana.
8 Ny làlako no fefeny, ka tsy afaka man-
deha aho ; ka nasiany teo amy ny alehako
ny maizina.
9 Efa nanala ny voninahitro tamiko Izy,
ka nanesotry ny satro-boninahitra tamy ny
lohako.
10 Efa nandrava ahy manodidina Izy, ka
lasa aho : ary efa namongotry ny fanante-
nako tahaky ny hazo Izy.
11 Dia nirehitra tamiko ny fahatezerany,
ka ataony ho fahavalony aho.
12 Miangona ny hamaroany ; ary mam-
boatry ny làlany hisakana ahy izy, ka
mitoby manodidiny ny laiko.
13 Ny havako efa nampanalaviriny ahy ;
ary ny olom-pantatro nihiafahafa avokoa
tamiko.
14 Efa diso ny namako ; ary ny sakaizako
efa nanadino ahy.
15 Ny mponina eo an-tranoko, eny, ny
ankizi-vaviko ·manao ahy ho vahiny : olon-
-kafahafa eo imasony aho.
16 Ny mpanompoko nantsoiko, ary tsy
namaly ahy izy : nifona taminy aho tamy
ny vavako.
17 Ny fofon' aiko halany ny vadiko, na
dia niangavy aho noho ny zanaka nateraky
ny kiboko.
18 Eny, ny zaza madinikia nanevateva
ahy : nitsangana aho, dia niteny hanohitra
ahy izareo.
19 Efa halany ny sakaiza rehetra
nahatoky ahy aho, ary izay tiako efa nody
hanohitra ahy.
20 Ny taolako mirekitra amy ny hoditro
sy ny nofoko, ary ny hoditra amy ny nifiko
no afaka ho ahy.
21 Miantrà ahy, miantrà ahy hianareo,
ry sakaizako : fa ny tànan' Andriamanitra
efa namely ahy.
22 Nahoana no manenjikia ahy hianareo,
tahaka an' Andriamanitra, ka tsy afa-po
amy ny nofoko hiany ?
23 Engaka voa soratra ankehitriny ny
teniko ! engaka voa tomboka eo amy ny
boky ireny.
24 Engaka voa soritra tamy ny vy sy
ny firaka teo amy ny vatolampy ho mandra-
kizay !
25 Fa fantatro fa velona ny Mpana-
votra ahy, ka hitsangana rahatrizay eo
ambony ny tany Izy.
26 Ary rehefa simba ny hoditro aminy
itoy *nofo* itoy, dia hahita an' Andriamanitra
aho, tsy amy ny nofoko aza.
27 Izaho tena hahita Azy, ary ny

masoko no hijery, ka tsy olon-kafa; na dia
lany aza ny voako eo anatiko.
28 Fa hanao hoe hianareo, Nahoana no
nanenjikia azy isikia? fa hita eo anatiko ny
fototry ny fanahi-tsara.
29 Matahora ny sabatra hianareo; fa
fahatezerana ho helohin-tsabatra, mba ho
fantatrareo fa misy fitsarana.

## TOKO XX.

Dia namaly Zofara zanaky Naama, ka
nanao hoe,
2 Izany ampamaliany ny fihieverako
ahy, ary izany mahafaingiana ahy.
3 Efa reko ny anatra mampahamenatra
ahy; ary ny fanahiny ny saiko mampa-
maly ahy.
4 Efa fantatrao v' izany, izay ela izay,
hatrizay nampitoeriny ny olona teo ambony
ny tany,
5 Fa vetivety ny fifaliany ny ratsi-
-fanahy, ary tsy maharitra ny faharavora-
voany ny mpihiatsaravelatsihy?
6 Na dia mihiatramy ny lanitra ny vonina-
hiny, ka mitehikia amy ny rahona ny lohany;
7 Ho very mandrakizay toy ny dikiny
izy: izay nahita azy hanao hoe, Aiza izy?
8 Hanidina tahaky ny nofy izy, ka tsy
ho hita: eny, handositra tahaky ny tsindri-
-mandry nony alina izy.
9 Ny maso izay nahita azy, tsy *hijery
azy* intsony: ary tsy hahita azy intsony ny
fitoerany.
10 Ny zanany hifona amy ny malahelo:
ary ny tànany hampody ny babony.
11 Ny taolany ho feno fahota-miafina
nataony, ka hiara-mandry aminy eo am-
-bovoka ireny.
12 Na dia mamy eo amy ny vavany ny
ratsy, na dia manafiny iny eo ambany ny
lelany izy;
13 Na dia tsy malaky miteliny iny izy,
ka tsy mamela iny, fa mitahiry iny ela eo
amy ny vavany;
14 Dia miova ny haniny eo an-kibony;
ho aferony ny bibilava izany eo anatiny.
15 Harena nateliny, ka handoa iny izy:
hampivoahin' Andriamanitra any an-kibony
iny.
16 Ny odi-ratsiny ny bibilava no ho tsen-
tsefiny: hamono azy ny lelany ny menarana.
17 Tsy hahita ny renirano, ny ony,
tantely sy ronono-mandry mandriaka, izy.
18 Hanonitry izay nikielezani-aina izy,
ka tsy hateliny: araky ny fananany hano-
nerany, ka tsy hifaly izy.
19 Satria nampahory *sy* nahafoy ny mala-
helo izy, *ka* nalainy an-kery ny trano izay
tsy efa nataony;
20 Tsy hahalala faly eo an-kibony izy
tokoa; tsy hitahiry izay niriny izy.
21 Tsy havela akory ny haniny; ka dia
tsy hantenaina ny fananany.
22 Ho teritery izy, na dia bevava ny
fananany: ny heriny ny fampahoriana
hametsaka azy avokoa.
23 Mba ho voky ny kibony, handatsahan'
*Andriamanitra* ho azy ny firehetany ny
fahatezerany, ka handrotsaky izany aminy
Izy, raha mihinana izy.
24 Handositra ny vy fiadiana izy;
hampiboroaka azy ny tsipìkia varahina:
25 Voa tsoaka iny, ka mivoaka amy ny
tenany; eny, ny sabatra mampirapiratra
mivoaka amy ny aferony: fahatahorana
hanjo azy.
26 Ny maizin-drehetra hiafina eo amy
ny fiereny: ho levony ny afo tsy tsofina
izy: hahita loza izay sisa eo amy ny
lainy.
27 Hambarany ny lanitra ny helony;
ary ny tany hitsangana hiampanga azy.
28 Hiala ny hareny ny tranony, ka
hihialany aminy izay andro tezerana izy.
29 Izany no anjarany ny olon-dratsi-
-fanahy avy amin' Andriamanitra, ary ny
lova no tendren' Andriamanitra ho azy.

## TOKO XXI.

Dia namaly Iôba, ka nanao hoe,
2 Mihainoa, dia mihainoa ny teniko, ka
aoka ho fampifalianareo izany.
3 Mandefera amiko, ary izaho hiteny;
ary rehefa niteny aho, dia manesoa hiany.
4 Ny amiko, amy ny olona v' itarainako?
ary raha izany, nahoana no tsy ho ory ny
fanahiko?
5 Jereo aho, ary aoka ho talanjona
hianareo; ka atavy tànana amy ny vava-
nareo.
6 Ary raha mahatsiaro aho, dia mata-
hotra aho, ka azon-kovitra ny nofoko.

7 Nahoana no velona ny ratsi-fanahy,
efa anti-panahy, eny, mahery amy ny
harena izareo?
8 Ny zanany ampitoerina eo anatrehany
miaraka aminy, ary ny zafiny eo imasony.
9 Ny tranony tsy manan' ahiahy noho
ny tahotra, ary ny tsorakazon' Andriamanitra tsy mba latsaka aminy.
10 Milomy ny ombi-lahiny, ka tsy diso:
miteraka ny ombi-vaviny, ka tsy mahafa-jaza.
11 Mamoaky ny zanany madinikia toy
ny ondry maro izareo, ka mandihy ny
zanany.
12 Mitana amponga sy lokanga izareo,
ka mifaly amy ny feon-tsodina.
13 Mandany ny androny amy ny fifaliana
izareo; ary faingiana no idinany any am-pasana.
14 Ary hoy izareo amin' Andriamanitra,
Mialà aminay; ary ny fahalalany ny
làlanao tsy mba irinay.
15 Iza no Tsi-toha hanompoanay Azy?
ary inona no soa hazonay, raha mivavaka
aminy izahay?
16 Indro, tsy eo an-tànany hiany ny hafinaretany! ny fisainany ny ratsi-fanahy
manalavitra ahy.
17 Impiry no maty ny jirony ny ratsi-fanahy? ka manjo azy ny fandringianana
azy? fahoriana no zarain' *Andriamanitra*
noho ny fahatezerany?
18 Manahaky ny vodi-vary eo alohany
ny rivotra izareo, ary toy ny ampombo izay
entiny ny tafio-drivotra?
19 Andriamanitra mampandova ny zanany
ny heloky *ny rainy?* mamaly azy Izy, ka
fantany?
20 Hitany ny masony hiany ny fandringianana azy, ka misotro amy ny fahatezerany ny Tsi-toha izy?
21 F'inona no mahafinaritra azy eo amy
ny mpianakaviny mandimby azy, raha
mitapaka ny isany ny volany?
22 Hisy hampianatra an' Andriamanitra
fahalalana va? f' Izy mitsara izay any
ambony indrindra.
23 Ny anankiray maty raha tsy mbola
nihiakely ny heriny, raha miadana tokoa,
ka soa aman-tsara izy:
24 Feno ronono ny fitereny; ary mando
tsoka ny taolany.
25 Ary ny anankiray koa maty eo amy
ny fahoriany ny fanahiny, ka tsy mihinana amy ny fifaliana.
26 Samy handry eo amy ny vovoka izy
roa; ary ny kankana hanarona azy.
27 Indro, fantatro ny fihieveranareo, ary
ny fisainana izay anamelohanareo ahy.
28 Fa hoy hianareo, Aiza ny tranony ny
andriana? ary aiza ny fonenany ny ratsi-fanahy?
29 Tsy nanontany tamy ny mpandeha
any an-dàlana va hianareo? ary ny famantarany tsy ahafantaranareo va,
30 Fa tehirizina ny olon-dratsi-fanahy ho
amy ny andro fandringianana, ka hampivoahina izareo amy ny androny ny fahatezeran-dehibe?
31 Iza no hanambara ny làlany eo
anatrehany? ary iza no hamaly azy izay
nataony?
32 Ary ho entina any am-pasana izy, ka
hitoetra eo amy ny fandevena.
33 Ho mamy ho azy ny bonga any an-dohasaha, ary ny olon-drehetra hivoaka
hankalaza azy, ka tsi-hita-isa izay eo alohany.
34 Ary nahoana no mampifaly ahy foana
hianareo, satria mitoetra laingia eo amy
ny famalianareo?

## TOKO XXII.

Dia namaly Elifaza, zanaky Tema, ka
nanao hoe,
2 Mahasoa an' Andriamanitra va ny *olona*,
tahaky ny olon-kendry mahasoa-tena?
3 Mahafinaritry ny Tsi-toha va, raha
marina hianao? sa mahasoa Azy, raha manitsy ny làlanao hianao?
4 Handaha-teny aminao noho ny fatahorana anao v' Izy? hifanatrikia aminao ho
amy ny fitsarana v' Izy?
5 Tsy be va ny ratsi-fanahinao? ary tsi-hita-isa va ny helokao?
6 F' efa naka fampitanana tamy ny rahalahinao foana hianao; ary ny akanjony ny
mitanjaka nalanao.
7 Tsy nomenao rano ny reraka ho sotroiny, ary niaro mofo tamy ny noana
hianao.
8 Fa ny olo-mahery no nanany ny tany;
ary ny olo-malaza nitoetra teo.
9 Efa nampandehaninao ny mpitondra-

-tena tsy manana, ary efa tapakao ny sandriny ny kamboty.
10 Izany no anodidinany ny fandrikia anao, ary ny fatahorana tampoka mampahory anao;
11 Sa ny maizina, ka tsy hitanao; ary ny rano mandriaka hanafotra anao.
12 Tsy eo amy ny hahavony ny lanitra va Andriamanitra? Jereo ny ambony ny kintana, manao ahoana ny hahavony!
13 Ary hoy hianao, Manao ahoana mahafantatra va Andriamanitra? mahay mitsara eo ivohony ny rahona maizina v' Izy?
14 Ny rahona matevina manarona Azy, ka tsy mahita Izy; ary mandehandeha amy ny fihiodinany ny lanitra Izy.
15 Efa tandremanao va ny làlan' ela izay nalehany ny olon-dratsi-fanahy?
16 Izay voa rava tampoka, *ka* safotry ny riaka ny fanorenany;
17 Izay nanao tamin' Andriamanitra hoe, Mialà aminay; ary inona no ataony ny Tsi-toha ho azy?
18 Kanefa Izy nameno zava-tsoa ny tranony; ary ny fisainany ny ratsi-fanahy manalavitra ahy.
19 Mijery ny marina, ka mifaly; ary ny tsi-manan-tsiny mihiomehy azy hoe,
20 Marin-tokoa, efa rava ny fahavalontsikia; ary ny hatsarany voa levon' afo.
21 Mahafantara Azy angeha hianao, ka mihiavàna; izany hankanesany ny soa aminao.
22 Masìna hianao, raiso ny lalàna avy amy ny vavany, ka tehirizo eo am-ponao ny teniny.
23 Raha miverina ho amy ny Tsi-toha hianao, dia hatsangana hianao, *raha* mampanalavitry ny heloka ny lainao hianao.
24 Dia harianao ho amy ny vovoka ny volamena, ary ho amy ny vatony ny renirano *ny volamena* Ofira.
25 Ary ny Tsi-toha no ho volamenanao, ary ho volafotsy betsaka ho anao.
26 Fa dia hanany ny fifalianao amy ny Tsi-toha hianao, ka hanandratry ny tavanao amin' Andriamanitra.
27 Hivavaka aminy hianao, ka hihaino anao Izy; ary ny voadinao ho efainao.
28 Ary hanao fihieverana hianao, ka ho tanteraka aminao izany; ary hamirapiratra amy ny làlanao ny mazava.
29 Raha misy mietry, dia hanao hoe hianao, Misandrata; ary ny manetri-tena ho vonjeny.
30 Hamonjy ny olo-meloka izy; ary ny fahadiovany ny tànanao hamonjena azy.

## TOKO XXIII.

Dia namaly Iòba, ka nanao hoe,
2 Mafy andro any ny fitarainako; mavesatra lavitra ny tànana izay mamely ahy, noho ny fisentoako.
3 Engaka fantatro izay hahitako Azy! hankanesako ho amy ny fitoerany!
4 Tahandahatra teny eo anatrehany aho, ka tahameno ny vavako amy ny teny alahatra.
5 Tahahalala ny teny hamaliany ahy aho, ka ho fantatro izay ho lazainy amiko.
6 Hery lehibe va handaharany teny amiko? Tsia; hampahery ahy Izy.
7 Any handaharany ny marina teny aminy; ary ho afaka aminy izay mitsara ahy aho.
8 Indro, miantsinanana aho, fa tsy eo Izy: ary miankandrefana aho, fa tsy hitako Izy:
9 Mianavaratra izay iasany aho, fa tsy jereko Izy: miafina any atsimo Izy, fa tsy mahita Azy aho.
10 Fa mahalala ny làlan-kalehako Izy: rehefa nizaha-toetra ahy Izy, dia hivoaka tahaky ny volamena aho.
11 Ny diany no hazoniny ny tongotro: ny làlany no tandremako, ka tsy nivily aho.
12 Tsy nihiemotra tamy ny didiny ny vavany aho: efa no tehiriziko ny teniny ny vavany mihoatra noho ny fisainako hiany.
13 Fa hevitr' iray hiany no Azy, ary iza no mahaverina Azy? ary izay iriny ny fanahiny no ataony.
14 Fa manefa izay voa tendry ho ahy Izy: ary zavatra maro toy izany eo aminy.
15 Izany mahaveri-hevitra ahy eo anatrehany: raha mihlevitra aho, dia matahotra Azy aho.
16 Fa Andriamanitra mandreraky ny foko, ary ny Tsi-toha mahaveri-hevitra ahy:

17 Satria tsy nalaina aho, dieny tsy
mbola avy ny maizina, ary tsy nanafiny
ny maizina tamy ny tavako Izy.

## TOKO XXIV.

NAHOANA, satria tsy miafina amy ny Tsi-
-toha ny fetr' andro, no tsy hitany izay ma-
halala Azy ny fotoan' androny?
2 Misy sasany mamindra ny fari-tany:
mangalatra ondry izareo, ka mamahany
*ireny.*
3 Mandroaky ny ampondrany ny kamboty
izareo; alainy ho fampitanana ny ombiny
ny mpitondra-tena.
4 Manosiky ny mahantra hiala amy ny
làlana izareo; miery avokoa ny malahelo
amy ny tany.
5 Indro, mivoaka ho amy ny asany izareo,
tahaky ny ampondra-dia any an-efitra:
mifoha maraina koa hitoha izareo: ny efi-
tra no fihinana ho azy *sy* ny zanany.
6 Any an-tany iombonana no ijinjany ny
variny; ary manangony ny voaloboky ny
ratsi-fanahy izareo.
7 Mampandry ny mitanjaka tsy mitafy
izareo; ka tsy misy sarona amy ny ha-
tsiaka:
8 Ny ranonorana any an-tendrombohitra
mandena azy, ka mandry eo amy ny vato-
lampy noho ny tsi-fisiany ny fialofana izy.
9 Mandrombaky ny kamboty amy ny
nono izareo, ary maka fampitanana amy ny
malahelo izareo.
10 Mitanjaka, tsy mitafy, ampandehaniny
izy; ary esoriny amy ny noana ny ambo-
aram-bary.
11 Manao solikia eo anatiny ny fefiny
izy; ary manitsaky ny famiazam-boaloboka
izy, ka mangetaheta hiany.
12 Misento ny olona any an-tanàna, ary
mitaraina ny fanahiny ny voa ratra: fa
Andriamanitra mody tsy mijery ny fahada-
lana.
13 Ireny no manohitry ny mazava: tsy
mba mahalala ny làlany izareo, na mitoetra
eo amy ny alehany.
14 Mifoha amy ny mazava-ratsy ny
mpamono-olona: mamono ny malahelo sy
ny mahantra izy, ary nony alina manahaky
ny mpangalatra izy.
15 Ary ny masony ny mpanintaka mi-
andry ny maizimaizina, ka hoy izy, Tsy
misy maso hahita ahy; ka manarony ny
tavany izy.
16 Misy manamitrano nony maizina: nony
antoandro mihidy izy: tsy zatra amy ny
mazava izy.
17 Fa ny maraina ataony toy ny aloky
ny fahafatesana: fa zatra amy ny fampita-
horany ny aloky ny fahafatesana izy.
18 Toy ny zava-maivana ambony ny rano
izy: voa ozona ny anjarany eo amy ny
tany: tsy mandeha amy ny làlana mankeo
amy ny tanim-boaloboka izy.
19 Ny maina sy ny mafana mandevony
ny ranonoram-panala: *toy izany* ny fasana
amy ny mpanota.
20 Hanadino azy ny reniny: hihinana
azy tsara ny kankana: tsy ho tsarovin'
intsony izy: ary ho tapaka tahaky ny hazo
ny ratsi-fanahy.
21 Mandoza amy ny momba izay tsy
niteraka izy, ary ny mpitondra-tena tsy
ataony soa.
22 Ary mandringiany ny mahery amy ny
heriny izy: mitsangana izy, ka tsy misy
matoky ny ainy.
23 Omena toky izy, ka voa tohana: fa
ny mason' *Andriamanitra* mijery ny làlan-
-kalehany.
24 Nasandratra vetivety izareo, ka tsy
izy, ka voa etry: angonina *ho amy ny
razany* izy tahaka azy rehetra, ka voa
jinja tahaky ny lohany ny salohim-bary.
25 Ary raha tsy izany, iza no hanameloka
ahy amy ny laingia, ka hanao ny teniko
ho tsinontsinona?

## TOKO XXV.

DIA namaly Bilidada, zanaky Sioa, ka na-
nao hoe,
2 Fanapahana sy fampitahorana momba
Azy; manao fihiavanana eo amy ny fitoe-
rany avo Izy.
3 Voa isa va ny hamaroany? ary aminy
iza no tsy iposahany ny fahazavany?
4 Ary atao ahoana no ahitsina ny olona
eo anatrehan' Andriamanitra? ary atao
ahoana no hadiovina izay tera-behivavy?
5 Indro, ny volana aza, tsy mamirapira-
tra, ary ny kintana tsy madio, eo imasony:
6 Mainkia *ho latsaka* ny olona, fa kanka-

na izy: ary ny zanak' olombelona, fa olitra
izy!

## TOKO XXVI.

Dia namaly Iôba, ka nanao hoe,
2 Nataonao ahoana no nanampy ny tsi
-manan-kery? *ka* namonjy ny sandry male-
my?
3 Nataonao ahoana no nanome saina ny
tsi-hendry? ary fahendrena be nambaranao
va?
4 Iza no nambaranao teny? ary fanahin'
iza no nivoaka taminao?
5 Ny fanahiny ny maty mangovitra, ny
rano any ambany, sy ny mponina eo.
6 Ny fiainan-tsi-hita mihiarihary eo ana-
trehany, ka tsy misarona ny fandringia-
nana.
7 Mamelatry ny avaratra ambony ny ha-
bakabaka Izy, ka mampihiantony ny tany
amy ny tsinontsinona.
8 Mamehy ny rano eo amy ny rahony
matevina Izy, ka tsy vaky ny rahona eo
ambaniny.
9 Manakony ny tarehiny ny lapany Izy,
ka manaron-drahony iny.
10 Efa namaritry ny rano tamy ny fefy
Izy, hatrany amy ny farany ny mazava sy
ny maizina.
11 Ny andriny ny lanitra mihiozongozona,
ka talanjona amy ny fananarany.
12 Ny heriny anoneny ny ranomasina,
ary ny fahendreny amelezany ny fireharе-
hany.
13 Ny fanahiny nanamboarany ny lanitra;
ny tànany no namorony ny Menarana ma-
nidina.
14 Indro, ireny no fariparitry ny làlan-
-kalehany hiany: ary manao ahoana no
hakely andrenesantsikia Azy! fa ny fikio-
trokotroky ny heriny, iza no mahalala?

## TOKO XXVII.

Dia nanao ohabolana indray Iôba, ka nanao
hoe,
2 Raha velona tokoa Andriamanitra,
Izay efa nandà ny teniko alahatra, ary
ny Tsi-toha Izay efa nampahory ny fana-
hiko;
3 Raha mbola eo anatiko ny aiko, ka eo
am-bavoroko ny fofon' aina nomen' Andria-
manitra;
4 Tsy ho teneniny ny molotro ny ratsy,
na hanonona fitaka ny lelako.
5 Sanatria, raha hanamarina anareo aho!
tsy hampiala amiko ny fahitsiako aho,
mandra-pahafaty aho.
6 Ny fahamarinako no hazoniko mafy, ka
tsy ho foiko; ny foko tsy haniny ahy amy
ny andro rehetra hiainako.
7 Aoka hanahaky ny ratsi-fanahy ny faha-
valoko, ary hanahaky ny tsi-marina ny
mpitsangana hanohitra ahy.
8 F' inona no fanantenany ny mpihiatsa-
ravelatsihy, na dia ambinina aza izy, raha
halain' Andriamanitra ny ainy?
9 Hihaino ny fitarainany va Andriamani-
tra, raha hanjo azy ny fahoriana?
10 Ny Tsi-toha hifaliany va? hiantso an'
Andriamanitra mandrakariva v' izy?
11 Ny tànan' Andriamanitra hampianа-
rako anareo; izay zavatra eo amy ny Tsi-
-toha tsy hafeniko.
12 Indro, efa hitanareo rehetra *izany;* ka
nahoana no manao hevi-poana avokoa toy
izany hianareo? hoe,
13 Izany no anjarany ny ratsi-fanahy avy
amin' Andriamanitra, ary ny lovany ny
mpandoza, izay ho raisiny avy amy ny Tsi-
-toha:
14 Raha hihiamaro ny zanany, dia ho
amy ny sabatra, ary tsy ho voky hanina ny
zafiny;
15 Ny sisa ho azy halevina amy ny faha-
fatesana, ka tsy hitomany ny mpitondra-
-tenany;
16 Na dia mihiary volafotsy toy ny vo-
voka aza izy, ka mamboatra fitafiana toy ny
tany manga,
17 Dia hamboatry iny izy, fa ny olo-ma-
rina no hitafy iny, ary ny tsi-manan-tsiny
no hizara ny volafotsy:
18 Manao ny tranony izy tahahy ny lolo-
-fotsy, ary tahaky ny trano-bongo izay
ataony ny mpiambina:
19 Ny olo-manan-karena handry, ka tsy ha-
levina izy; mihiratra ny masony, ka tsy izy:
20 Ny fatahorana mihiazona azy tahaky
ny rano; nony alina entiny ny tafio-drivo-
tra izy:
21 Ny rivotra atsinanana mitondra azy,
ka lasa izy; ary afindrany ho afaka amy
ny fitoerany izy:

22 Fa hamely azy Izy, ka tsy hiantra:
te-ho afaka dia afaka amy ny tànany
izy:
23 Ho tehafin' olona tànana izy, ka ho
siahiny hiala amy ny fitoerany izy.

## TOKO XXVIII.

MISY toko-tany tokoa ho any ny volafotsy,
ary fitoerana ho any ny volamena, izay
anadiovany iny.
2 Vy alaina amy ny tany, ary vato
arendrehany ny varahina.
3 Manapitry ny maizina izy, ka mitady
izay antony ny zava-drehetra, ny vato-
lampy, ny maizina, ary ny aloky ny faha-
fatesana.
4 Ny riaka mihiady làlana lavitra amy
ny mponina; tsy misy fitoerany ny tongo-
tra, misy sasany mihiantona, *ka* mihieva-
heva lavitra amy ny olona.
5 Ny tany ihiaviany ny mofo; ary ny eo
ambaniny raha avadikia manahaky ny
afo.
6 Ny vatony no fitoerany ny safeiro, ary
manana vovoka volamena iny.
7 Misy làlana izay tsy mba fantatr' olona,
ary tsy hitany ny masony ny papango
izany.
8 Ny zana-diona tsy mba nandia izany, ka
tsy mba nalehany ny liona masiaka.
9 Misy olona maninjitry ny tànany amy
ny vatolampy: mamadiky ny tendrombo-
hitra hatramy ny fotony izy:
10 Manao làlana halehany ny ony eo amy
ny vatolampy izy, ary ny zava-tsoa rehetra
hitany ny masony.
11 Manampiny ny riaka mba tsy hitete
izy, ary ny zava-miafina avoany ho amy ny
mazava.
12 Fa aiza no hahitana fahendrena? ary
aiza no fitoerany ny fahalalana?
13 Tsy fantatry ny olona ny fividiny,
ka tsy hita eo amy ny taniny ny velona
iny.
14 Hoy ny lalina, Tsy ato anatiko iny:
ary hoy ny ranomasina, Tsy ato amiko
iny.
15 Ny volamena tsara tsy mahavidy iny,
ary ny volafotsy tsy azo ho lanjaina ho
fividiny:
16 Tsy azo ho tombana amy ny volamena
Ofira, amy ny vato soa onikisa, sy safeiro,
izany.
17 Tsy mahaleo izany ny volamena sy ny
vatosanga; na mahatakalo iny ny vakana
volamena tsara.
18 Tsy ho tononina ny voahangy, na ny
tsilaiby, fa ny fividiny ny fahendrena miho-
atra noho ny vato soa.
19 Tsy mahatoraky izany ny topazio
Kiosa; ny volamena tsara tsy mahatomba-
ny izany.
20 Avy aiza, àry, no fahendrena? ary
aiza no fitoerany ny fahalalana?
21 Fa miafina amy ny masony ny velona
rehetra izany, ary miery amy ny voro-
-manidina.
22 Hoy ny fandringianana sy ny fahafa-
tesana, Ny sofinay nandrenesanay ny fila-
zany izany.
23 Andriamanitra no mahalala ny làlany,
ary Izy no mahafantatry ny fitoerany.
24 F' Izy mitsinjo hatramy ny farany ny
tany; mahita ny eo ambany ny lanitra
rehetra Izy;
25 Raha manao fandanjana ho any ny
rivotra Izy, ka manohatry ny rano amy ny
famarana.
26 Raha nanao lalàna ho any ny ranono-
rana, ary làlan-kaleha ho any ny helatry ny
kotrokorana, Izy;
27 Dia nahita ka nanambara izany Izy;
dia namboatry izany Izy, ka nandiniky
izany.
28 Ary hoy Izy tamy ny olona, Indro, ny
fatahorana any Iehôvah no fahendrena, ary
ny fialana amy ny ratsy no fahalalana.

## TOKO XXIX.

DIA nanampy Iôba, ka nanao ny fiteniny,
ka hoy izy,
2 Engaka hanahaky ny tamy ny volana
lasa aho, tahaky ny andro niarovan' Andria-
manitra ahy!
3 Raha nahazava tamy ny lohako ny
fanilony, *ary* ny fahazavany no nandehana-
ko tamy ny maizina:
4 Tahaka ahy tamy ny androny ny faha-
tanorako, raha nitoetra teo an-daiko An-
driamanitra toa sakaiza;
5 Raha mbola teo amiko ny Tsi-toha, *ka*
nanodidina ahy ny zanako;

6 Raha nanasa ny diako tamy ny hero-
-dronono aho, ary navoaky ny vatolampy
ho ahy ny ony solikia;
7 Raha nivoaka namaky ny tanàna
hankany amy ny vavahady aho, *ka* nambo-
atry ny fipetrahako teo amy ny làlam-be.
8 Nahita ahy ny zatovo, dia niery: ary
nitsangana ny anti-panahy, ka nijanona:
9 Nitsahatra niteny ny andriandahy, ka
nametraky ny tànany tamy ny vavany:
10 Nangina ny mpanolo-tsaina, ary ny
lelany nirekitra tamy ny vavany.
11 Raha nandre *ahy* ny sofina, dia nisao-
tra ahy; ary raha nahita *ahy* ny maso,
dia nanambara ahy:
12 Satria namonjy ny malahelo aho, raha
nitaraina izy, ary ny kamboty, sy izay tsy
nanan-kamonjy azy.
13 Ny fisaorany izay efa ho faty nankeo
amiko; ary nampifaly ny fony ny mpi-
tondra-tena aho.
14 Nitafy fahamarinana aho, ka nanarona
ahy izany: nanahaka lamba sy hamama ny
fahitsiako.
15 Efa masony ny jamba aho; ary efa
tongotry ny mandringia aho.
16 Efa rainy ny malahelo aho, ary ny
teny tsy fantatro no dinihiko.
17 Ary namaky ny vazany ny ratsi-fa-
nahy aho, ka nandrombaky ny babo tamy
ny nifiny aho.
18 Dia hoy izaho, Hiala-aina eo amy ny
akaniko hiany aho, ary hanamaro ny an-
droko toy ny fasikia aho.
19 Ny fakako nivelatra teo anilany ny
rano, ary ny ando nitoetra nandritry ny
alina tamy ny sampako.
20 Vaovao tamiko ny voninahitro, ary ny
tsipìkiako nihiahery tamy ny tànako.
21 Nihaino ahy *ny olona*, dia niandry, ka
nangina tamy ny fanolorako saina.
22 Rehefa niteny aho, tsy mba namaly
izareo; ary ny teniko niteto taminy.
23 Dia niandry ahy toy ny fiandriny ny
ranonorana izareo, ka nitanatam-bava toy
ny amy ny fiandriny ny fara-orana.
24 Raha nihiomehy taminy aho, tsy nino
izareo; ary ny fahazavany ny tavako tsy
no haratsiny.
25 Nifidy ny làlan-kalehany aho, ka nipe-
traka ho lohany; ary nitoetra toy ny
mpanjaka eo afovoany ny miaramila, toy
ny mpampifaly ny misaona, aho.

## TOKO XXX.

Fa ankehitriny, mihiomehy ahy izay zandry
lavitra noho izaho, ka nianjonanjona ham-
pitoetry ny rainy eo amy ny amboany ny
ondriko aho.
2 Eny, maninona ahy va ny heriny ny
tànany, izay efa very tanjaka?
3 Noho ny tsi-fisian-kanina sy ny mosary,
dia mahiahia izareo: mitsakotsako any an-
-efitra eo amy ny aloky ny fandravana sy
ny fandaniana izareo:
4 Mitsongo anana eo amy ny ala-kely
izareo, ary ny fakan-kazo retema no
haniny.
5 Voa roaka teo amy ny olona izareo,
nanorakoraka azy toy ny mpangalatra
izareo;
6 Mba hitoetra eo an-dohasaha mahata-
hotra izy, eo amy ny lava-tany, ary eo amy
ny vatolampy.
7 Ninananana teo an-ala-kely izareo, ka
niangona teo ambany ny tsilo.
8 Zanaky ny adala izareo, eny, zanaky ny
tsi-manan' anarana; voa roaka tamy ny
tany izareo.
9 Ary ankehitriny, efa fihirany aho, eny,
efa ambentin-teniny aho.
10 Manevateva ahy izareo, manalavitra
ahy izareo, ary tsy mitsahatra handrora
amy ny tavako izareo.
11 F' efa namaha ny kofehiny izareo, ka
nampahory ahy; efa nalefany koa ny la-
boridy teo anatrehako.
12 Misy taranaka mitsangana eo amy ny
ankavanako: manosiky ny tongotro izareo,
ary mananganу ny làlany ny fandringianany
hanohitra ahy izareo.
13 Mandrava ny alehako izareo; mam-
pandroso ny fandringianana ahy izareo:
tsy mana-mpanampy izareo.
14 Nankaty tahaky ny fandravan-dehibe
izareo: tamy ny fanimbana nikiodiavany
*tamiko*.
15 Efa naverina ho amiko ny tahotra:
manenjiky ny fanahiko tahaky ny rivotra
izareo; ary mandalo tahaky ny rahona ny
fahafinaretako.
16 Ary ankehitriny, aidina amiko ny
fanahiko: efa nihiazona ahy ny andro
fahoriana.
17 Nony alina, ny taolako manaintaina

ato anatiko: ary tsy mitsahatra ny
vazako.
18 Ny habeny ny heriny nanovany ny
akanjoko: mamehy ahy tahaky ny sisin-
-dambako iny.
19 Efa nanary ahy tamy ny fotaka Izy,
k' efa tahaky ny vovoka sy ny lavenona
aho.
20 Mitaraina aminao aho, fa tsy mihaino
ahy Hianao: mitsangana aho, fa tsy mijery
ahy Hianao.
21 Efa lozabe tamiko Hianao: ny heriny
ny tànanao anenjehanao ahy.
22 Manangana ahy ho amy ny rivotra
Hianao: ampitaingieninao *izany* aho, ary
mampandevona fisainana Hianao.
23 Fa fantatro fa ho entinao any amy ny
fahafatesana aho, ary any amy ny trano voa
tendry ho any ny olombelon-drehetra.
24 Kanefa tsy haninjitry ny tànany
hamely ny rava Izy, raha misy fivavaka eo
amy ny fandringianany.
25 Tsy nitomany ny ory v' aho? tsy
nangorakoraka va ny fanahiko tamy ny
malahelo?
26 Raha niandry ny soa aho, dia tonga ny
ratsy: ary raha nananteny ny mazava aho,
dia tonga ny maizina.
27 Mandevilevy ny kiboko, ka tsy mitsa-
hatra; nialoha ahy ny andro fahoriana.
28 Efa mainty aho, fa tsy amy ny maso-
andro: mitsangana aho; mitomany eo amy
ny fiangonana aho.
29 Rahalahiny ny amboaň' ala aho, ary
namany ny vorondolo aho.
30 Efa mainty amiko ny hoditro, ary efa
may noho ny hafanana ny taolako.
31 Ary nody ho fisaonana ny lokangako,
ary ny sodiko ho feony izay mitomany.

## TOKO XXXI.

Nanao fanekena tamy ny masoko aho;
nahoana àry no hihievitra mpitovo-vavy
aho?
2 Ary inona no anjara avy amin' Andria-
manitra any ambony? ary inona no lova
avy amy ny Tsi-toha any amy ny avo?
3 Tsy misy fandringianana manjo ny
ratsi-fanahy va? ary zava-mahagaga manjo
ny mpanao heloka va?
4 Tsy mijery ny làlako v' Izy, ka manisa
ny diako rehetra?
5 Raha tàhiny nandeha tamy ny lainga
aho, ary nanahaingiana ny tongotro hana-
raky ny fitaka;
6 Aoka handanja ahy eo amy ny mizana
marina Izy, hahafantaran' Andriamanitra
ny fahamarinako.
7 Raha tàhiny nivily tamy ny làlana ny
diako, ka nanaraky ny masoko ny foko, ary
raha tàhiny misy tsiny nirekitra tamy ny
tànako;
8 Dia aoka hamafy aho, ary ny olon-kafa
no hihinana: ary aoka ho fongotra izay
namboleko.
9 Raha tàhiny no taomim-behivavy ny
foko, sa namitsaka teo amy ny varavarany
ny namako aho;
10 Dia aoky ny vadiko hiloto vary ho any
ny olon-kafa, ary aoky ny olon-kafa handry
aminy.
11 Fa heloka lozabe izany; ary ota izay
tokony *hampijaliny* ny mpitsara izany.
12 Fa afo mandany hatramy ny fandrin-
gianana izany, k' efa hamongotry ny voka-
tro rehetra.
13 Raha tàhiny nandà ny rariny ny an-
kizi-lahiko, sa ny ankizi-vaviko, aho, raha
niadi-teny tamiko izy;
14 K' inona no hataoko, raha mitsangana
Andriamanitra? ary raha mamangy Izy,
inona no havaliko Azy?
15 Tsy Izay nanao ahy tany an-kibo va
no nanao azy kosa? ary tsy Iray hiany va
no namorona anay tany an-kibo?
16 Raha tàhiny nandà ny nangatahiny ny
malahelo aho, sa nampahapahiny ny masony
ny mpitondra-tena;
17 Sa nihinany ny haniko aho irery, ka
tsy nihinany iny ny kamboty;
18 (Fa fony tanora aho, dia no taizina
niaraka tamiko izy, tahaky ny tamy ny ray,
ary nitariky *ny mpitondra-tena* hatrany an-
-kibon-dreniko aho:)
19 Raha tàhiny nahita olona maty noho
ny tsi-fisiany ny akanjo aho, sa ny malahelo
tsy manan-kitafy;
20 Raha tàhiny tsy nisaotra ahy ny vani-
any, ary tsy namana azy ny volon' ondriko;
21 Raha tàhiny nanangany ny tànako
hanohitry ny kamboty aho, satria no hitako
fa nisy mpanampy ahy teo amy ny vava-
hady;

22 Aoka ho latsaka amy ny taolan-tsoroka
ny soroko, ary ho tapaka amy ny taolana
ny sandriko.
23 Fa nampahatahotra ahy ny fandringia-
nana avy amin' Andriamanitra, ary tsy
haiko atao izany noho ny fahalehibea-
zany.
24 Raha tàhiny ny volamena no nataoko
ho fanantenako, sa nanao tamy ny vola-
mena tsara aho hoe, *Hianao* no tokiko;
25 Raha tàhiny nifaly noho ny habeny
ny fananako aho, ary noho ny nahitany ny
tànako betsaka;
26 Raha tàhiny nijery ny masoandro aho,
raha namirapiratra izy, sa ny volana, raha
nandeha tamy ny famirapiratana izy;
27 Ary voa fitaka mangingina ny foko, ka
nitsentsitry ny tànako ny vavako;
28 Dia heloka hampijaliny ny mpitsara
izany koa; f' efa handà an' Andriamanitra
Izay any ambony aho.
29 Raha tàhiny nifaly tamy ny fandringia-
nany izay nandrafy ahy aho, ka nirehareha
raha nanjo azy ny ratsy;
30 Fa tsy navelako hanota ny vavako, na
tahanozony ny fanahiny aho.
31 Raha tàhiny tsy nanao hoe ny eo an-
-daiko akory, Iza no hanambara fa tsy voky
amy ny henany isikia?
32 Tsy nandry tany an-dàlana ny vahiny;
namoha ny varavarako ho any ny mpandeha
aho.
33 Raha tàhiny nanarony ny fahadisoako
tahaka any Adama aho, ka nanafiny ny
heloko tamy ny tratrako aho;
34 Dia aoka ho veri-hevitra eo anatrehany
ny olona marobe aho! ary aoka hampita-
hotra ahy ny fanaratsiany ny mpianakavy
maro! dia hangina aho, ka tsy hivoaka
akory amy ny varavarana.
35 Engaka hihaino ahy Izy! indro, ny
teny alahatro: engaka hamaly ahy ny Tsi-
-toha, ka hanoratry *ny heloko* an-taratasy
ny Fahavaloko!
36 Dia hitondra iny an-tsoroko tokoa
aho, ka ho feheziko amiko toa satro-bonina-
hitra.
37 Hanambara Azy ny isany ny diako aho;
tahaka andriandahy no hanatonako Azy.
38 Raha tàhiny mitaraina hanohitra ahy
ny taniko, ary mitomany ny lakan-drano eo
kosa;
39 Raha tàhiny nihinany ny fahavoka-
rany aho, ka tsy nandoa vola, ary nalaiko
an-kery ny fivelomany ny tompony;
40 Aoka haniry ny tsilo hisolo vary, ary
ny ahi-dratsy hisolo barily.

Tapitra ny teniny Iôba.

## TOKO XXXII.

DIA nitsahatra namaly any Iôba ireo telo
lahy ireo, satria marina teo imasony hiany
izy.
2 Dia nirehitra ny fahatezerany Elihio,
zanaky Barakela, avy tamy ny zanaky Bioza,
avy tamy ny mpianakaviny Rama: taminy
Iôba nirehetany ny fahatezerany, satria nana-
marin-tena kokoa noho Andriamanitra izy.
3 Ary tamy ny sakaizany telo lahy koa
nirehetany ny fahatezerany, satria tsy nahita
teny hamaliana izareo, kanefa nanameloka
any Iôba.
4 Ary Elihio niandry mandra-pitsahatra
hiteny Iôba, satria zokizokiny kokoa noho
izy izareo.
5 Rehefa hitany Elihio fa tsy nisy fama-
liana teo amy ny vavany ireo telo lahy
ireo, dia nirehitra ny fahatezerany.
6 Dia namaly Elihio, zanaky Barakela,
zanaky Bioza, ka nanao hoe, Tanora aho,
ary hianareo efa anti-panahy: koa nataho-
tra aho, ka tsy sahy hanambara aminareo
ny hevitro.
7 Hoy izaho, Ny be andro hiteny, ary ny
maro taona hampianatra fahendrena.
8 Fa misy Fanahy eo anatiny ny olona;
ary ny fofon' aina nomeny ny Tsi-toha ma-
hahendry azy.
9 Tsy ny olon-dehibe no hendry, na ny
anti-panahy no mahalala izay marina.
10 Koa hoy izaho, Mihainoa ahy: izaho
kosa hanambara ny hevitro.
11 Indro, niandry ny teninareo aho:
nihaino ny teny nalahatrareo aho, raha
nitady izay ho lazaina hianareo:
12 Eny, nihievitra anareo aho; ary indro,
tsy nisy teo aminareo naharesi-lahatra any
Iôba, na nahavaly ny teniny;
13 Fandroa hoy hianareo, Nahazo fahen-
drena izahay: Andriamanitra no maharesy
azy, tsy olona.
14 Ary tsy nandaha-teny hamely ahy izy;
ary tsy mba hamali-teny azy tahaky ny
anareo aho.

15 Veri-hevitra izy telo lahy, tsy namaly
intsony izareo: nanalavitra teny izareo.
16 Dia niandry aho, fa tsy mba niteny
izy telo lahy, fa nijanona foana izareo, *ka*
tsy namaly intsony.
17 Ary izaho kosa hamaly ho ahy; izaho
kosa hanambara ny hevitro:
18 Fa be teny aho, manery ahy ny Fanahy
eo anatiko.
19 Indro, ny kiboko manahaky ny divay
izay tsy misy iainana; efa hipoaka tahaky
ny tavoahangy vaovao iny.
20 Hiteny aho, mba hiainako tsara: hiloa-
-bava sy hamaly aho.
21 Aoky tsy mba hizaha-tavan' olona
akory aho; ary aoky tsy handrobo olona aho.
22 Fa tsy mahay mandrobo aho: halainy
ny Mpanao ahy faingiana aho.

TOKO XXXIII.

Ary koa, masìna hianao, ry Iôba, mihainoa
ny filazako, ka mandrenesa ny teniko rehe-
tra.
2 Indro, efa niloa-bava aho, efa niteny ny
lelako teo am-bavako.
3 Ny hitsim-poko no hitenenako; ary
fahalalana no ho toriny ny molotro mari-
marina.
4 Ny Fanahin' Andriamanitra nanao ahy,
ary ny fofon' ainy ny Tsi-toha nampiaina
ahy.
5 Raha mahavaly ahy hianao, alaharo *ny
teninao* eo anatrehako: mitsangàna hianao.
6 Indro, izaho ho solon' Andriamanitra,
araky ny hatakao; voa forona tamy ny
tany manga aho koa.
7 Indro, ny fatahorana ahy tsy hampita-
hotra anao, ary ny tànako tsy hampivesatra
anao.
8 Efa nilaza teo an-tsofiko tokoa hianao,
ary efa reko ny feony ny teninao, *hoe*,
9 Madio aho, ka tsy manam-pahadisoana:
tsi-manan-tsiny aho, ary tsy manan-keloka
aho:
10 Indro, mahita ny fandrafiana ahy Izy,
manao ahy ho fahavalony Izy:
11 Manisy ny tongotro eo amy ny boloky
Izy; mitandriny ny alehako rehetra Izy.
12 Indro, tsy mahamarina anao izany:
hamaly anao aho, fa lehibe lavitra Andria-
manitra noho ny olona.
13 Nahoana no manohitra Azy hianao?
fa tsy manambara izay rehetra ataony Izy.
14 Fa miteny indrai-mandeha Andria-
manitra, eny, indroa aza, nefa tsy mitan-
drina ny olona.
15 Amy ny nofy, amy ny tsindrimandry
alina, raha sondrian-tory ny olona, raha
rendremana eo am-pandriana izy;
16 Dia manokatry ny sofin' olona Izy, ka
mahato ny fampianarana azy,
17 Mba hampiala ny olona amy ny fikia-
sany Izy, ka hanafina fireharehana amy ny
olona.
18 Miaro ny fanahiny tsy hidina amy ny
lavaka Izy, ary ny ainy tsy ho matin-saba-
tra.
19 Anarina koa amy ny mankarary eo am-
-pandriany izy, ary manaintain' indrindra ny
ankamaroany ny taolany;
20 Dia mandà hanina ny ainy, ary ha-
nim-py ny fanahiny:
21 Lany ny nofony, ka tsy hita; ary
mitranga ny taolany izay tsy efa hita:
22 Eny, manakeky ny fasana ny fana-
hiny, ary ny ainy ho amy ny mahafaty.
23 Raha manan' iraka, mpilaza hevitra,
anankiray amy ny arivo, izy, hanambara
amy ny olona ny fahitsiany;
24 Dia hamindra-fo aminy Izy, ka ha-
nao hoe, Vonjeo izy, mba tsy hidina amy
an-davaka; efa nahita avotra aho.
25 Ho vaovao lavitra noho ny any ny
zaza ny nofony; hiverina amy ny andro
fahatanorany izy:
26 Hivavaka amin' Andriamanitra izy,
dia hiantra azy Izy: ary hijery ny tavany
Ilehy amy ny fifaliana izy, ka hanonitra ainy
ny olona ny fahamarinany Izy.
27 Mijery ny olona Izy, ary raha misy
manao hoe, Efa nanota aho, ka nanao izay
tsy mety, ka tsy mahasoa ahy izany;
28 Dia hanavotry ny fanahiny mba tsy
hankany an-davaka Izy, ary ny ainy hijery
ny mazava.
29 Indro, izany rehetr' izany ataon' An-
driamanitra, indroa, eny, intelo, amy ny
olona;
30 Mba hameriny ny fanahiny tsy han-
kany an-davaka, hahazoany ny fahazavan'
aina.
31 Tandremo, ry Iôba; mihainoa ahy:
mangìna hianao, ary izaho hiteny.
32 Raha manan-javatra ho lazaina hianao.

valio aho; lazao, fa tahanamarina anao
aho:
33 Raha tsy izany, mihainoa ahy: man-
gina hianao, dia hampianatra anao fahen-
drena aho.

TOKO XXXIV.

Dia namaly Elihio, ka nanao hoe,
2 Mihainoa ny teniko hianareo, olon-
-kendry: ary mandrenesa ahy hianareo,
manam-pahalalana.
3 Fa ny sofina mamantatry ny teny,
tahaky ny fanandramany ny vava ny ha-
nina.
4 Aoky izay marina ho fidintsikia ho
antsikia: aoka ho fantatsikia izay tsara
eo amintsikia.
5 Fa hoy Iôba, Marina aho, ary Andria-
manitra efa nanesotry ny rariko;
6 Mandaingia v' aho amy ny fitsarako?
tsy mety sitrana ny feriko, na dia tsy mba
nandiso aho.
7 Iza no manahaka any Iôba? misotro
fanesoana toy ny rano izy:
8 Ary mirai-dia amy ny mpanao heloka
izy; ka miara-mandeha amy ny olon-dra-
tsi-fanahy.
9 Fa hoy izy, Tsy mahasoa ny olona raha
mihiavana amin' Andriamanitra izy.
10 Ary mihainoa ahy hianareo, manam-
-panahy: manalavitra an' Andriamanitra
ny fanahi-ratsy, ary *manalavitry* ny Tsi-
-toha ny heloka.
11 Fa araky ny asany ny olona no hano-
mezany azy, ka hampahazo ny olon-drehe-
tra araky ny làlany avy Izy.
12 Eny tokoa, Andriamanitra tsy hanao
ratsy akory, ary ny Tsi-toha tsy mba ha-
madikia fitsarana.
13 Iza no mampanaka Azy ny tany? ary
iza no nandahatry izao tontolo izao?
14 Raha mikiasa hamely ny olona Izy,
ka angoniny ho Azy ny fanahiny sy ny
fofon' ainy;
15 Dia maty avokoa ny nofo rehetra, ka
hiverina amy ny vovoka ny olona.
16 Ary raha *manam*-pahalalana *hianao*,
mihainoa izany: mandrenesa ny feony ny
teniko.
17 Dia hanapaka v' izay tsy tia rariny?
ary hanameloky Izay marin' indrindra va
hianao?
18 Mety va hatao amy ny mpanjaka hoe,
Ratsi-fanahy hianao? ary amy ny andrian-
dahy va, Meloka hianareo?
19 Mainkia aminy Izay tsy mizaha tavan'
andriandahy, ary tsy mijery ny manan-
-karena mihoatra noho ny malahelo! fa
samy asany ny tànany avokoa izy rehetra.
20 Maty vetivety izareo, dia hihiorohoro
ny olona nony mamaton' alina, ka hiala-
-aina; ary aringiana ny mahery tsy an-
-tànana.
21 Fa ny masony eo amy ny alehany
ny olona, ary mahita ny diany rehetra
Izy.
22 Tsy misy aizina, na aloky ny fahafate-
sana, izay hiereny ny mpanao meloka.
23 Fa tsy mila hijery olona ela Izy, mba
ho entiny amy ny fitsarana eo anatrehan'
Andriamanitra izy.
24 Manorotoro ny olona mahery na dia
tsy manadina aza Izy, ka manangany ny
olon-kafa hisolo azy,
25 Satria mahalala ny asany Izy: ary
mitondra ny alina *ho aminy* Izy, ka aringia-
na izareo.
26 Mamely azy toy ny ratsi-fanahy eo
imasony izay mijery Izy;
27 Satria nihiemotra taminy izareo, ka
tsy nitandriny ny làlany akory;
28 Ary mampanatona Azy ny fitarainany
ny malahelo izareo, ka mandre ny fitarai-
nany ny ory Izy.
29 Raha mampiadana Izy, iza no maham-
pahory? ary raha manafin-tava Izy, iza no
mahajery Azy? na *ataony* amy ny firenena,
na amy ny olon' iray hiany;
30 Mba tsy hanjaka ny olon-dratsi-fanahy,
ka tsy ho fandrikia amy ny vahoaka.
31 Mety tokoa ho lazaina amin' Andria-
manitra hoe, Efa nandefitra aho, tsy hanota
intsony aho:
32 Izay tsy hitako, ampianaro aho: raha
nanao ratsy aho, tsy hanao intsony aho.
33 Avy aminao va no hamaliany *izay
atao*, satria mandà hianao? Fa tsy maitsy
mifidy hianao, ary tsy izaho: ary izay
fantatrao, lazao.
34 Aoky ny olo-manam-panahy hilaza
amiko: ary aoky ny olon-kendry hihaino
ahy.
35 Iôba miteny tsy manam-pahalalana,
ary ny teniny tsy manam-pahendrena.
36 Sitrako fa hizahan-toetra Iôba tokoa,

noho ny famaliana izay efa nanampiany ny
olon-dratsi-fanahy.
37 Fa manampy fiodinana amy ny fahotany izy: mitchi-tànana eo amintsikia izy; ka manamaro ny teniny hanohitra an' Andriamanitra.

## TOKO XXXV.

Ary mbola namaly Elihio, ka nanao hoe,
2 Ataonao ho marina v' izany, raha hoy
hianao, Ny fahamarinako mihoatra noho ny an' Andriamanitra?
3 Fa nanontany hianao, f' inona no hahasoa anao? *hoe*, Inona soa no azoko, mihoatra noho ny avy amy ny fahotako?
4 Izaho hamaly anao sy ny namanao
momba anao.
5 Jereo ny lanitra, k' izahao; ary tsinjovy ny rahona izay avoavo kokoa noho hianao.
6 Raha manota hianao, maninona Azy va
hianao? ary raha mihiamaro ny fahotanao, maninona Azy va hianao?
7 Raha marina hianao, inona no omenao
Azy? sa inona no raisiny amy ny tànanao?
8 Mihiatramy ny olona tahaka anao hiany
ny ratsy ataonao; ary mihiatramy ny olombelona hiany ny fahamarinanao.
9 Noho ny habeny ny fahoriana ampitarainany ny olona: mitaraina izareo noho ny sandriny ny mahery.
10 Fa tsy misy manao hoe, Aiza Andriamanitra, Mpanao ahy, Izay mampihira nony alina;
11 Izay mampianatra antsikia mihoatra
noho ny biby ambony ny tany, ary mampahendry antsikia mihoatra noho ny voro-manidina?
12 Dia mitaraina mafy izareo, fa tsy misy
mamaly, noho ny fireharehany ny ratsi-fanahy.
13 Fa ny fitarainam-poana tsy ho henoin'
Andriamanitra, ary ny Tsi-toha tsy hijery izany.
14 Na dia hoy hianao fa tsy hahita Azy
hianao, kanefa fitsarana no eo anatrehany; koa matokia Azy hianao.
15 Fa ankehitriny, efa madiva ho tsinontsinona ny famangiany ny fahatezerany; ary tsy mitandriny ny fahotana Izy amy ny fandinihiana.
16 Ary Iôba miloa-bava foana: tsi-fahalalana no anamaroany teny.

## TOKO XXXVI.

Dia nandroso i Elihio, ka nanao hoe,
2 Mandefera amiko kely hiany, dia hambarako aminao fa mbola maro no teny hilazana an' Andriamanitra.
3 Halaiko avy lavitra ny fahalalako, ka
hanamariny ny Mpanao ahy aho.
4 Fa tsy ho laingia tsy akory ny teniko:
Izay tanteraka amy ny fahalalana momba anao.
5 Indro, lehibe Andriamanitra, ka tsy
manevateva *olona*: lehibe amy ny hery sy ny fahalalana Izy.
6 Tsy miaro ny ainy ny ratsi-fanahy Izy:
fa manome ny rariny ny malahelo Izy.
7 Tsy mampiala ny masony amy ny marina Izy; fa amy ny mpanjaka eo ambony ny lapa izareo: eny, mampitoetra azy mandrakizay Izy, ka asandratra izareo.
8 Ary raha voa fatotra amy ny gadra
izareo, *ka* voa fehy amy ny tadiny ny fahoriana,
9 Dia hambarany azy ny asany, ary ny
fahotany f' efa lehibe ireny.
10 Ary manokatry ny sofiny hihaino ny
fananarana Izy, ka mandidy azy hiverina avy amy ny heloka.
11 Raha mihaino sy manompo *Azy* izareo,
dia handany ny androny amy ny fiadanana izareo, ary ny taonany amy ny fahafinaretana.
12 Fa raha tsy mihaino izareo, dia ho
lanin-tsabatra izareo, ka maty amy ny tsi-fahalalana.
13 Fa ny mpihiatsaravelatsihy am-po
mamory fahatezerana: tsy mitaraina izareo, raha mamehy azy Izy.
14 Maty raha tanora-fanahy izareo, ary
eo amy ny olo-maloto ny fiainany.
15 Mamonjy ny ory eo amy ny fahoriany
Izy; ary manokatry ny sofiny eo amy ny loza Izy:
16 Dia toy izany no efa hamindrany anao
amy ny ety ho amy ny fitoera-malalaka. izay tsy misy mahety; ary efa ho be tavy ny voa petraka eo amy ny fihinananao.
17 Fa ny fisainany ny ratsi-fanahy no

tanterahanao: mifanaraka ny fisainana sy
ny fitsarana.
18 Satria misy fahatezerana, *tandremo*
fandroa halainy amy ny famelezan' iray
hianao; dia tsy hahavonjy anao ny avotra
lehibe.
19 Hihievitry ny harenao v' Izy? tsia, na
volamena, na izay tanjaka rehetra mampa-
hery.
20 Aza maniry ny alina hianao, hialanao
ho amy ny olona any ambany.
21 Tandremo: aza mijery ota: f' izany
no fidinao noho ny fahoriana.
22 Indro, Andriamanitra misandratra
noho ny heriny: iza no mampianatra
tahaka Azy?
23 Iza no nandidy Azy ny làlan-kale-
hany? ary iza no mahalaza hoe, Efa nanao
heloka Hianao?
24 Tsarovy hankalaza ny asany, izay no
jereny ny olona.
25 Ny olon-drehetra mahita izany; ny
olombelona mijery *izany* eny lavitr' eny.
26 Indro, lehibe Andriamanitra, ka tsy
fantatsikia Izy; ary tsi-hita-lany ny isany
ny taonany.
27 Fa mampiakatry ny rano mitete Izy:
mampilatsaka ranonorana araky ny zavony
ireny;
28 Izay aidiny ny rahona; mampilatsaka
amy ny olona ireny betsaka.
29 Ary iza no mahalala ny fielezany ny
rahona, *sa* ny fikiotrokotrohana eo an-tra-
nony?
30 Indro, mamelatry ny fahazavany eo
amboniny Izy; ary manarony ny halaliny
ny ranomasina Izy.
31 F' ireny itsarany ny olona, *ary* ano-
mezany hanina betsaka.
32 Manaron-kelatra ny tànany hiany Izy:
ary mandidy izay hamelezany Izy:
33 Manambara ny sakaizany aminy izany
Izy, ny biby koa, ary izay maniry.

TOKO XXXVII.

Izany koa mampitepotepo ny foko, ka
mifindra amy ny fitoerany.
2 Mihainoa dia mihainoa ny fikiotroko-
troky ny feony, ary ny kotrokotroka izay
mivoaka amy ny vavany.
3 Mandefa izany any ambany ny lanitra
rehetra Izy, ary ny helatrany hatramy ny
farany ny tany.
4 Manaraky izany, misy feo mirohondro-
hona: mampikiotrokotroka amy ny feony
ny fahalehibeazany Izy, ary tsy hisakany
izany Izy, raha re ny feony.
5 Mahagaga ny fikiotrokotrok' Andria-
manitra amy ny feony: manao zava-dehibe
izay tsy azon-tsaintsikia Izy.
6 Fa hoy Izy amy ny ranonoram-panala,
Aoka ho ambony ny tany hianao; ary amy
ny erikia, sy amy ny ranonorany mahery.
7 Manidy ny tànany ny olon-drehetra
Izy; mba hahalala *Azy* ny olon-drehetra
izay nataony:
8 Dia mankany an-davaka ny biby, ka
mitoetra any amy ny zohiny.
9 Avy any atsimo ny tadio; ary avy any
avaratra ny hatsiaka.
10 Ny fofon' ain' Andriamanitra maha-
tonga ny rano-mandry; ka voa tery ny
habeny ny rano.
11 Ary famirapiratana mampiala ny ra-
hona; mampiely ny rahona ny fahazavany:
12 Ary ny fisainany mampihiodiny iny,
hanao izay rehetra andidiany ireny ambony
ny tany eo aminy izao tontolo izao.
13 Mahatonga iny Izy, ho fanana-
rana, sa noho ny taniny, sa ho famindram-
-po.
14 Mihainoa izany, ry Iôba: mijanòna,
ka hevero ny zava-mahagaga ataon' Andria-
manitra.
15 Fantatrao va ny fandaharan' Andria-
manitra ireny; sy ny fampitselatselatry ny
helatra amy ny rahony?
16 Fantatrao va ny fihiantonany ny ra-
hona, ny zava-mahagaga ataony Izay tante-
raka amy ny fahalalana?
17 Manao ahoana ny fampafanany ny
fitafianao, raha mampionony ny tany avy
amy ny atsimo Izy?
18 Nanampy Azy hamelatry ny habaka-
baka va hianao, izay mitoetra mafy toy ny
fitaratra voa rendrikia?
19 Ampianaro anay izay ho lazainay
aminy: fa tsy mahay mandaha-teny izahay
noho ny maizina.
20 Ho lazaina aminy va fa sahy miteny
aho? raha miteny ny olona, dia hatelina
tokoa izy.
21 Ary ankehitriny, tsy azo jerena ny
mazava izay mamirapiratra eo amy ny ra-

hona: ary ny rivotra mandalo, ka mampisava iny.
22 Avy any avaratra *ny famirapiratana manahaka* volamena: momba an' Andriamanitra ny fahalehibeazana mahatahotra.
23 Ny Tsi-toha! tsy mahita Azy isikia: lehibe amy ny hery, sy amy ny fitsarana, ary be fahamarinana! tsy hampahory Izy.
24 Izany hatahorany ny olona Azy: tsy mijery ny hendry am-po Izy tsy akory.

## TOKO XXXVIII.

Dia namaly any Iôba Iehôvah teo anatiny ny tafio-drivotra, ka nanao hoe,
2 Iza io no mahamaizin-tsaina amy ny teny tsy misy fahalalana?
3 Misikiny ny vanianao tahaky ny lehilahy: ary hanontany anao Aho, ka ampahafantaro Aho.
4 Taiza hianao, raha nanoriny ny tany Aho? ambarao, raha tàhiny manam-pahalalana hianao.
5 Iza no nametraky ny fanorenany? raha tàhiny fantatrao: sa iza no namelatry ny fitsipikia ho aminy?
6 Tambonin' inona no nampitoerany ny fanorenany? sa iza no nametraky ny vato fehi-zorony,
7 Raha niara-nihira ny kintana maraina, ka nihioby avokoa ny zanak' Andriamanitra?
8 Ary *iza no* nandrindrim-baravarana ny ranomasina, raha nivaky tahaky izay mivoaka any an-kibo iny?
9 Raha nanao ny rahona ho fitafiany Aho, ary ny aizina matevina ho fifonosany,
10 Ary nanohatry iny tamy ny fipeperako Aho, ka nanisy ny hidiny sy ny varavarany,
11 Ka nanao hoe, Hatreto no hihiavianao, ka tsy mihoatra; ary eto hampijanonany ny fitopatopany ny alonao?
12 Efa nandidy ny maraina hatrizay voa niainanao va hianao? efa nampahalala ny fipoak' andro ny fitoerany va hianao;
13 Mba hihiazony ny farany ny tany iny, ka haely ny ratsi-fanahy hiala aminy?
14 Miova toy ny tani-manga nasian-kase iny; ary misy zavatra misandratra toy ny fitafiana:
15 Ary harovana amy ny ratsi-fanahy ny fahazavany, ka ho tapaka ny sandry avo.
16 Efa niditra hatrany amy ny loharanon-dranomasina va hianao? sa efa nandehandeha tamy ny mason-dranony ny lalina va hianao?
17 Efa nisokatra ho anao va ny vavahadiny ny fahafatesana? ary efa hitanao va ny vavahadiny ny aloky ny fahafatesana?
18 Mahalala ny sakany ny tany va hianao? ambarao, raha tàhiny fantatrao izany rehetr' izany.
19 Aiza no làlana ho amy ny fonenany ny mazava? ary ny maizina, aiza no fitoerany,
20 Mba ho entinao izany ho amy ny faritra alehany, ary ho fantatrao ny làlana ho any an-tranony?
21 Efa fantatrao v' izany, satria efa teraka taminy izay hianao, sa maro no isany ny andronao?
22 Efa niditra tany amy ny firaketany ny ranonoram-panala va hianao? ary efa hitanao ny firaketany ny havandra va,
23 Izay no tehiriziko ho amy ny andro fahoriana, ho amy ny andro fanafihiana sy fiadiana?
24 Aiza no làlana ipasahany ny mazava, *sa* ielezany ny rivotra atsinanana ambony ny tany?
25 Iza no nizara làlan-drano ho any ny rano mandriaka, ary ny làlan-kalehany ny helatra momba ny kotrokorana;
26 Handatsaka ranonorana ambony ny tany izay tsy itoeran' olona, ambony ny efitra izay tsy onenan' olona;
27 Handeny ny efitra sy ny tany maina; ary hampitsimoky ny ahitra malemy?
28 Manan-dray va ny ranonorana? sa iza no niteraky ny ando mitete?
29 Kibon' iza no nihiaviany ny rano-mandry? ary iza no niteraky ny fanalany ny lanitra?
30 Miafina toa ambany ny vato ny rano, ary mitambatra ny ambony ny lalina.
31 Mahafehy ny hatsarany ny fitondrany ny Kintana miadi-laona va hianao, sa mahavaha ny fisikinany ny Kintan-dehibe atsinanana?
32 Mahavoaky ny Kintana roa amby ny folo alehany ny masoandro, araky ny fotoany, va hianao? sa mahatariky ny Kintan-

-dehibe avaratra ambany ny ankohonany
va hianao?
33 Fantatrao va ny lalàny ny lanitra? sa
mahatendry ny fanapahany amy ny tany va
hianao?
34 Mahasandratry ny feonao ho amy ny
rahona va hianao, mba hanaforany ny rano
mandriaka anao?
35 Mahavoaky ny helatra va hianao, mba
handeha ireny, ka hanao aminao hoe, Inty
izahay?
36 Iza no nanisy fahendrena ho eo an-
-kibon' olona? ary iza no nanome fahalalana
ho eo an-tsaina?
37 Iza no mahisa ny rahona amy ny
fahendrena? ary iza no mahalany ny tavoa-
hanginy ny lanitra,
38 Itambarany ny vovoka ho vongana, ary
ireketany ny bonga?
39 Mahahaza toha ho any ny liona va
hianao? ary mahavoky ny zanaky ny liona
ho velona va hianao,
40 Raha mandry eo an-davaka izareo, *ka*
mitoetra eo am-pierena hanotrikia?
41 Iza no manome hanina ny goaikia,
raha mitaraina amin' Andriamanitra ny
zanany, ka mirenireny noho ny tsi-fisian-
-kanina?

## TOKO XXXIX.

FANTATRAO va ny andro iterahany ny osi-dia
eny am-batolampy! mahatandriny ny fite-
raky ny biby diera va hianao?
2 Mahisa ny volana izay tanterahiny va
hianao? sa fantatrao va ny andro izay itera-
hany?
3 Miondrikia izareo; ny zanany voa te-
raka; mandefa ny fahoriany izareo.
4 Matavy ny zanany, mitombo any an-
-efitra izareo: mivoaka izareo, ka tsy mody
any aminy intsony.
5 Iza no efa nandefa ny ampondra-dia?
ary iza no efa namaha ny famatorany ny
ampondra-dia?
6 Efa nanao ny efitra ho tranony Aho, ary
ny tany sira ho fonenany:
7 Mihiomehy ny fitabatabany ny tanàna
izy; ny feony ny mpampandeha tsy mba
tandremany:
8 Ny fihiodidinany ny tendrombohitra no
famahanana azy; ary mitady ny zava-
-maitso rehetra izy.
9 Mety hanompo anao va ny biby tokan-
-tandroka, sa hitoetra eo am-pahitrao?
10 Mahafatotry ny biby tokan-tandroka
amy ny famehezana azy eo an-tany hadina
va hianao? sa hamakivaky ny tany lemaka
hanaraka anao v' izy?
11 Hatoky azy va hianao, satria lehibe
ny heriny? ary hamela ny asanao ho azy va
hianao?
12 Hatoky azy va hianao fa hampodiny
ny voan-javatrao, ka hangoniny ho any amy
ny famoloanao?
13 Mihietsiketsikia faly ny elatry ny
vorona mihioby! elatra sy volony ny vorom-
-bola v' izany?
14 Mamela ny atodiny eo amy ny tany
izy, ka mampahafana azy amy ny vovoka;
15 Ka manadino fa sendra mmoritry
ireny ny tongotr' olona, ka sendra mani-
tsaky ireny ny biby dia.
16 Saro-po amy ny zanany toy ny tsy azy
izy; efa foana ny fanasarany, ka tsy manahy
izy;
17 Satria efa narovan' Andriamanitra fa-
hendrena taminy, ka tsy nomeny fahalalana
izy.
18 Izay andro isandratany ho amy ny avo,
dia mihiomehy ny soavaly sy ny mpitain-
gina azy izy.
19 Efa nomenao hery ny soavaly va? efa
nanafy ny vozony tamy ny vombo mampi-
tahotra va hianao?
20 Mahampitsambokina azy tahaky ny
valala va hianao? mahatahotra ny vonina-
hitry ny vavorony.
21 Mihiohy amy ny tany lemaka izy, ka
mifaly amy ny hery: mivoaka hitsena ny
fiadiana izy.
22 Mihiomehy ny tahotra izy, ka tsy
taitra: ary tsy mianotra amy ny sabatra
izy.
23 Mikiorintsandrintsana ny zana-tsipìkia
eo amboniny, ny salohy manelatselatra sy
ny lefona.
24 Miteliny ny tany amy ny fahavinirana
sy ny fahatezerana izy, ka tsy mijanon'
intsony, raha maneno ny trompetra:
25 Raha maneno ny trompetra, dia hoy
izy, Hia, hia! ary manimbolo lavitra ny
ady izy, ny fitabatabany ny andriandahy sy
ny fiantsoan' ady.

26 Ny fahendrenao va anidinany ny pa-
pango, *sy* amelarany ny elany hianatsimo?
27 Ny didinao va iakarany ny voro-ma-
hery, sy anavany ny akaniny eo amy ny avo?
28 Ny vatolampy no itoerany sy onenany,
dia an-dava-bato, sy amy ny fitoerana
mafy:
29 Any itadiaviny ny hanina; mitazan-
-davitra ny masony:
30 Ary mitsentsitra ra ny zanany: ary
izay itoerany ny vonoina, dia eo izy.

## TOKO XL.

ARY mbola namaly any Iôba Iehôvah, ka
nanao hoe,
2 Izay mandaha-teny amy ny Tsi-toha,
hampianatra *Azy* va? izay mananatra an'
Andriamanitra, habavaly va?
3 Dia namaly any Iehôvah Iôba, ka nanao
hoe,
4 Indro, tsinontsinona aho, inona no
havaliko anao? hanisy ny tànako amy ny
vavako aho.
5 Efa niteny indrai-mandeha aho, fa tsy
hamaly indray aho: eny, indroa, fa tsy
hanampy teny intsony aho.
6 Dia namaly any Iôba avy tamy ny
tadio Iehôvah, ka nanao hoe,
7 Sikino ny vanianao tahaky ny lehilahy:
hanontany anao Aho, dia ampahalalao
Aho.
8 Hahafoany ny fitsarako tokoa va hianao?
hanameloka Ahy va hianao, mba ho marina
hianao?
9 Manan-tsandry tahak' an' Andriamani-
tra va hianao? ary mahampikiotrokotroka
amy ny feo tahaka Azy va hianao?
10 Miravaha fahalehibeazana sy fahatsa-
rana hianao, ka mitafia voninahitra sy laza:
11 Mandefaza ny fahatezeranao mirehi-
tra; ary jereo ny mpiavonavon-drehetra,
ka ampietreo.
12 Jereo ny mpiavonavon-drehetra, *ka*
aongany; ary hitsaho ny ratsi-fanahy eo
amy ny fitoerany hiany:
13 Afeno eo amy ny vovoka avokoa
izareo; fehezo ny tavany eo an-davaka.
14 Dia hidera anao Izaho kosa; fa maha-
vonjy anao ny tànan' ankavanao.
15 Indro ny biby makadiry, Behemota,
izay nataoko tahaka anao! mihinan' ahitra
tahaky ny omby izy.
16 Indro, eo amy ny vaniany hiany ny
heriny, ary eo amy ny foitry ny kibony
hiany ny tanjany.
17 Manetsiky ny rambony izy tahaky ny
hazo sedera; miolana ny ozatry ny feny.
18 Ny taolany manahaka vongam-bara-
hina mafy; manahaka hanja-by ny tao-
lany.
19 Loha-asa amy ny asan' Andriamanitra
izy: Izay nanao azy nanome sabatra ho
azy.
20 Ny tendrombohitra mamoaka hanina
ho azy tokoa, ary milalao any ny biby
rehetra an-tsaha.
21 Eo ambany ny hazo manalokaloka
andriany, afeniny ny zozoro sy ny harefo.
22 Manarona azy ny aloky ny hazo mana-
lokaloka; ny hazo vilo eo anilany ny ony
manodidina azy.
23 Indro, na dia mandriaka aza ny ony,
tsy matahotra izy: matoky izy, raha mikio-
rodana Ioridany hankany amy ny vavany.
24 Misy mahasambotra azy va, raha
hitany ny masony? raha azo eo am-pandri-
kia izy, misy mahatsindrony ny orony va?

## TOKO XLI.

MAHASARIKY ny mamba amy ny farango va
hianao? mahampietry ny lelany amy ny
mahazaka va hianao?
2 Mahisy tady amy ny orony va hianao?
sa mahaboroaky ny valanorany amy ny
fera va hianao?
3 Hanamaro fifonana aminao v' izy? sa
hiteny malemy aminao v' izy?
4 Hanao fanekena aminao v' izy? halai-
nao hanompo mandrakizay v' izy?
5 Hilalao aminy va hianao, tahaky ny
amy ny vorona? ary hamehy azy ho any
ny ankizi-vavinao va hianao?
6 Hataony ny tafangona ho fanasana v'
izy? ho zarainy amy ny mpandranto v'
izy?
7 Mahafeno ny hodiny amy ny vy mifa-
rango va hianao? sa ny lohany va amy ny
lefon-kazandrano?
8 Apetraho ny tànanao aminy: tsarovy
ny ady: aza manao izany intsony.

9 Indro, foana ny fanantenana hahazo
azy: tsy mahakivy va ny fisehoany
aza?
10 Tsy misy maheri-fo, ka sady hampi-
taitra azy: ary iza no mahajanona eo
anatrehako?
11 Iza no nialoha Ahy, hamaliako azy?
Ahy ny ambany ny lanitra rehetra.
12 Tsy hangina ny amy ny momba ny
tenany, sy ny heriny, ary ny fiadiany tsara,
Aho.
13 Iza no mahesotry ny ambony izay ita-
fiany? iza no sahy hiditra amy ny valano-
rany roa sosona?
14 Iza no mahasokatry ny varavarany ny
tavany? loza ny nifiny mihiodidina.
15 Fireharehana ny heriny ny kirany,
mihidy avokoa toa amy ny fametahana
mafy:
16 Mifanindry ireny, ka tsy idiran-drivo-
tra eo anelanelany.
17 Mifanohy ireny, mifandrekitra ireny,
ka tsy azo ho sarahina.
18 Ny fieviny mampamirapiratra mazava;
ary ny masony manahaky ny hodi-masony
ny maraina.
19 Fanilo mirehitra no mivoaka amy ny
vavany; mamirapiratra ny kilalaon' afo.
20 Mivoaka ny setroka amy ny vavorony,
tahaky ny avy amy ny vilany mangotraka,
sa amy ny fahandroana.
21 Ny fofon' ainy mampirehitra arina,
ary lel' afo mivoaka amy ny vavany.
22 Ny vozony itoerany ny hery; ary
tahotra mandihy eo anatrehany.
23 Ny hotraky ny nofony mivalombalona:
mafy ireny, ka tsy azo ho hetsehina.
24 Mafy tahaky ny vato ny fony; eny,
mafy, tahaky ny laom-bato.
25 Raha mitsangana izy, matahotra ny
mahery: very izareo noho ny fampitaho-
rana.
26 Tsy mahalaitra ny sabatra izay ame-
lezana azy, na ny lefona, na ny zana-
-tsipìkia, na ny lefom-pohy.
27 Ataony toy ny mololo ny vy; toy ny
hazo momoka ny varahina.
28 Tsy mampandositra azy ny zana-
-tsipìkia: ny vaton' antsamotady ampodiny
ho vodi-vary.
29 Atao toy ny vodi-vary ny langilangy:
mihiomehy ny fanetsehany ny lefona izy.
30 *Toa* vato maranitra ny eo ambaniny;
mamelatra zava-maranitra eo amy ny fo-
taka izy.
31 Mampandevilevy ny lalina tahaky ny
vilany izy: manao ny ranomasina hana-
haky ny vilany menaka izy.
32 Mampahazava làlana eo aoriany izy;
atao ny lalina hanahaky ny volom-potsy.
33 Tsy misy manahaka azy eo ambony
ny tany: tsy manan-tahotra izy.
34 Mijery ny zavatr' avo rehetra izy:
mpanjaka aminy izay rehetra mirehareha
izy.

## TOKO XLII.

Dia namaly any Iehôvah Iôba, ka nanao
hoe,
2 Fantatro fa mahay ny zava-drehetra
Hianao, ka tsy azo ho sakanana ny fisaina-
nao.
3 Iza no manafin-tsaina tsy manam-paha-
lalana? ary efa lazaiko izay tsy fantatro;
zava-mahagaga loatra ho ahy, izay tsy
fantatro.
4 Mifona aminao aho, mihainoa, dia hiteny
aho: hanontany Anao aho, ka ampianaro
aho.
5 Efa nandre Anao tamy ny fandrenesany
ny sofina aho; fa ankehitriny, ny masoko
mahita Anao.
6 Koa efa halako-tena, ka mibebaka eo
amy ny vovoka sy ny lavenona aho.
7 Ary rehefa niteny izany teny izany
taminy Iôba Iehôvah, dia hoy Iehôvah
taminy Elifaza zanaky Temana, Efa nire-
hitra ny fahatezerako taminao sy ny sakai-
zanao roa lahy, satria tsy mba nilaza Ahy
marina hianareo, tahaka any Iôba mpanom-
poko.
8 Ary ankehitriny, alao ho anareo omby
fito sy ondri-lahy fito, ka mankanesa aminy
Iôba mpanompoko, ka atero fanatitra hodo-
rana noho ny anareo; ary Iôba mpanom-
poko hangataka ho anareo; f' izy no
hankasitrahako: fandroa hamaly anareo
araky ny fahadalanareo Aho, satria tsy
nilaza Ahy marina hianareo tahaka any
Iôba mpanompoko.
9 Dia nandeha i Elifaza zanaky Temana,
sy Bilidada zanaky Sioa, ary Zofara zanaky
Naama, ka nanao araky izay nandidiany
Iehôvah azy: dia sitraky Iehôvah Iôba.
10 Ary Iehôvah nampiala ny fahoriany

Iôba, rehefa nivavaka ho any ny sakaizany
izy: dia nomeny Iehôvah any Iôba indroa
toraky izay nananany fahiny.
11 Dia nandeha ny rahalahiny rehetra,
sy ny anabaviny rehetra, ary ny olom-
-pantany rehetra fahiny, hankany aminy,
ka niara-nihinana taminy teo an-tranony;
dia niarak' ory taminy izareo, ka nampifaly
azy noho ny ratsy rehetra izay efa nala-
tsaky Iehôvah taminy: ary samy nanome
azy vola sy havim-bolamena avy izy re-
hetra.
12 Ary Iehôvah nitahy ny farany Iôba
mihoatra noho ny voalohany, fa nanana
ondry efatr' arivo amby iray alina, sy anga-
menavava enin' arivo, sy omby mikiambana
arivo, ary ampondra-vavy arivo, izy.
13 Ary nanan-janaka fito lahy sy telo
vavy izy.
14 Dia nataony ny anaran-dramatoa hoe,
Iemima; ary ny anaran-draaivo hoe, i
Kezia; ary ny anaran-drafaravavy hoe, i
Kereni-hapioka.
15 Ary tsy hita vehivavy tsara-tarehy
tahaky ny zanaka-vaviny Iôba teo amy ny
tany rehetra: dia nomen-drainy azy lova
teo amy ny anadahiny.
16 Ary rehefa afak' izany, velona Iôba
efa-polo amby zato taona, ka nahita ny
zanani-lahy, sy ny zafiny, hatramy ny tara-
naka efatra mandimby.
17 Dia maty Iôba, tratrantitra ka ela-
-velona.

# NY BOKINY NY FIHIRANA.

## FIHIRANA I.

**Finaritra** ny olona izay tsy mandeha
amy ny fisainany ny ratsi-fanahy, ary tsy
mijanona eo amy ny làlan-kalehany ny
mpanota, ary tsy mipetraka eo amy ny fipe-
trahany ny mpaneso;
2 Fa ny lalàny Iehôvah ifaliany; ary ny
lalàny ihieverany andro aman' alina.
3 Dia hanahaky ny hazo nambolena teo
amy ny fahalehany ny rano izy, izay ma-
moa amy ny fotoany, ary ny raviny tsy
mba malazo; ary hanambina azy izay re-
hetra ataony.
4 Ny ratsi-fanahy tsy mba hanahaky
izany: fa hanahaky ny ampombo izay en-
tin-drivotra izareo.
5 Izany tsy hijanonany ny ratsi-fanahy
eo amy ny fitsarana, na ny mpanota eo amy
ny fiangonany ny marina.
6 Fa fantatry Iehôvah ny làlany ny
marina: fa ny làlany ny ratsi-fanahy ho
rava.

## FIHIRANA II.

**Nahoana** ny firenena no mifandrombaka,
ary ny olona no misaina zava-poana?
2 Ny mpanjaky ny tany no mitsangana,
ary ny mpanapaka no miangona hisaina ha-
nohitra any Iehôvah, sy ny Mesiany, *hoe,*
3 Aoka ho tapahintsikia ny famatorany,
ary hariantsikia ny famehezany hiala amin-
tsikia?
4 Izay mipetraka any an-danitra hihio-
mehy: ny Tompo haneso azy.
5 Dia hiteny azy amy ny fahavinirany
Izy, ka hampahory azy amy ny fahateze-
rany, *hoe,*
6 Kanefa, Izaho nanosotry ny mpanjaka-
ko tany ambony Ziôna, tendrombohitro ma-
sina.
7 —— Izaho kosa hitory ny zavatra voa
tendry: Iehôvah efa nanao tamiko hoe, Za-
nako Hianao; Izaho niteraka Anao andro
any:
8 Mangataha amiko, dia homeko ny fire-
nen-tsamihafa ho lovanao, ary ny vazan-
-tany ho fanananao:
9 Dia ho torotoroinao anja-by izareo;
ho vakivakinao tahaky ny vilan-tany iza
reo.——
10 Ary mihiendre ankehitriny, hianareo
mpanjaka: mianara saina, hianareo mpi-
tsara amy ny tany.
11 Manompoa any Iehôvah amy ny
fatahorana, ary mifalia amy ny fangovitana.
12 Manoroha ny Zanaka, fandroa ho te-
zitra Izy, ka ho very amy ny làlana hiana-
reo, raha mbola mirehitra kely hiany ny
fahatezerany. Finaritra izay rehetra matoky
Azy.

## FIHIRANA III.

Fihirany Davidy, raha nandositra any Abi-
salôma zanany izy.

**Iehôvah** ô, endrey mihiamaro izay man-
drafy ahy! maro no mitsangana hanohitra
ahy.
2 Maro no milaza ny fanahiko hoe, Tsy
manam-pamonjena amin' Andriamanitra
izy. Sela.
3 Fa Hianao, Iehôvah, no ampingiako:
voninahitro, sy mpanandratry ny lohako.
4 Hiantso any Iehôvah amy ny feoko
aho, ka hamaly ahy any an-tendrombo-
hi-masiny Izy. Sela.
5 Izaho mandry, ka matory; mifoha
aho; f' Iehôvah manohana ahy.
6 Tsy hatahotr' olona tsy omby iray alina
aho, izay efa milahatra hanohitra ahy ma-
nodidina.
7 Mitsangàna, Iehôvah ô; vonjeo aho,
Andriamanitro ô: f' efa namely ny fahava-
loko rehetra tamy ny taolam-balanorano
Hianao; efa namaky ny nifiny ny ratsi-
-fanahy Hianao.
8 Any Iehôvah ny famonjena: amy ny
olonao ny fitahianao. Sela.

## FIHIRANA IV.

Ho any ny mpiventy hira amy ny valiha:
fihirany Davidy.

Andriamanitr' ô, mpanome ahy ny rariny,
raha miantso aho, valio aho; efa nanao
malalaka ho ahy teo amy ny fahoriana Hia-
nao; mamindrà-fo amiko, ka mihainoa ny
hatako.
2 Ry zanak' olombelona, mandra-paho-
viana no ho menatra ny voninahitro? hi-
tiavanareo zava-poana, *sy* hitadiavanareo
laingia? Sela.
3 Kanefa fantaro f' efa natokany Iehôvah
ho Azy ny tsara-fanahy: Iehôvah hihaino,
raha miantso Azy aho.
4 Mangovita, ka aza manota; mitariava
amy ny fonareo eo am-pandrianareo, ka
mangìna. Sela.
5 Atero fanalamboady marina, ary mato-
kia any Iehôvah.
6 Maro no manao hoe, Iza no haneho
soa antsikia?——Manandrata ny faha-
zavany ny tavanao aminay, Iehôvah ô.
7 Efa nampifaly ny foko Hianao, mi-
hoatra noho ny taona fitomboany ny variny,
sy ny divainy.
8 Handry soa aman-tsara aho, ka hatory:
fa Hianao, Iehôvah hiany, no mampitoetra
ahy amy ny mahatoky.

## FIHIRANA V.

Ho any ny mpiventy hira amy ny sodina:
fihirany Davidy.

Henoy ny teniko, Iehôvah ô; fantaro ny
alaheloko.
2 Henoy ny feony ny fitarainako, Mpan-
jakako, sy Andriamanitro: fa Hianao no
hivavahako.
3 Iehôvah ô, hihaino ny feoko nony ma-
raina Hianao; halahatro *ny teniko* aminao,
nony maraina, ka hiandry aho.
4 Fa tsy andriamanitra izay mankasitraky
ny tsi-mety Hianao: tsy hitoetra aminao
ny ratsy.
5 Tsy hijanona eo imasonao ny adala:
halanao izay rehetra manao meloka.
6 Haringianao izay miteny laingia: ny
olona *mandatsa*-dra, sy mamitaka, ho ha-
lany Iehôvah.
7 F' izaho hankany an-tranonao amy ny
habeny ny famindram-ponao: hivavaka
manatriky ny tempolinao masina amy ny
fatahorana Anao aho.
8 Iehôvah ô, mampitariha ahy ny fahama-
rinanao noho ireo fahavaloko; ahitsio ny
làlanao eo alohany ny tavako.
9 Fa tsy misy marina eo am-bavany;
ratsy indrindra ny eo anatiny; fasana miso-
katra ny tendany; mandambolambo amy
ny lelany izareo.
10 Aoka hataonao meloka ireo, Andria-
manitr' ô; aoka ho foana ny fisainany:
ario ireo noho ny habeny ny fahotany;
f' efa niodina taminao ireo.
11 Fa aoka ho finaritra izay rehetra ma-
toky Anao: aoka ho ravoravo mandraka-
riva izareo, fa miaro azy Hianao: ary aoky
Hianao hifaliany izay tia ny anaranao.
12 Fa Hianao, Iehôvah ô, hitahy ny ma-
rina; tahaky ny ampingia no hampanodi-
dinanao azy ny fitiavana.

## FIHIRANA VI.

Ho any ny mpiventy hira amy ny va-
liha, manao feon-dehilahy: fihirany Da-
vidy.

Iehôvah ô, aza ny fahaviniranao no ana-
naranao ahy, ary aza ny firehetany ny fa-
hatezeranao no ampijalianao ahy.
2 Mamindrà-fo amiko, Iehôvah ô; fa
marofy aho: sitrano aho, Iehôvah ô; fa
mangovitra ny taolako.
3 Dia ory indrindra ny fanahiko: fa Hia-
nao, Iehôvah ô, mandra-pahoviana?
4 Miverena, Iehôvah ô, manafaha ny fa-
nahiko: vonjeo aho noho ny famindram-
-ponao.
5 Fa tsy misy fahatsiarovana Anao eo
amy ny maty: eo am-pasana iza no hidera
Anao?
6 Efa sasatra misento aho; mampitsin-
kafony ny farafarako isan'alina aho; ny
ranomasoko mandeny ny fandriako.
7 Lanim-pahoriana ny masoko; efa pa-
hina iny noho ny fahavaloko rehetra.
8 Mialà amiko, hianareo rehetra mpanao
meloka; f' efa nandre ny feony ny fitoma-
niako Iehôvah.
9 Efa nandre ny hatako Iehôvah; man-
dray ny fivavako Iehôvah.
10 Aoka ho menatra, ka ho ory indrindra
ny fahavaloko rehetra: aoky hiamboho, *ka*
ho menatra tampoka izareo.

## FIHIRANA VII.

Fisaonany Davidy, izay nihirany ho any Iehôvah, noho ny teniny Kiosa avy tamy ny Beniamina.

IEHÔVAH ô, Andriamanitro, Hianao no itokiako: afaho aho aminy izay manenjikia ahy, ka vonjeo aho:
2 Fandroa handrapaky ny fanahiko izy tahaky ny liona, *ka* ho viraviraìny, ka tsy hisy hamonjy.
3 Iehôvah ô, Andriamanitro, raha tàhiny nanao izany aho; raha tàhiny misy heloka eo an-tànako;
4 Raha tàhiny namaly ratsy izay nihiavana tamiko aho; ka nandrombaka taminy izay efa fahavaloko tsi-maninon-tsi-maninona aho:
5 Aoky ny fahavalo hanenjikia sy hisambotry ny fanahiko; eny, aoky izy hanitsaky ny aiko amy ny tany, ary hampitoetry ny voninahitro eo amy ny vovoka. Sela.
6 Iehôvah ô, mitsangàna amy ny fahatezeranao, misandrata hanohitry ny fandrafiany ny fahavaloko; ary mifohaza ho ahy: nandidy fitsarana Hianao:
7 Ary aoky ny fiangonany ny olona hanodidina Anao: ary miverena ho any amy ny avo eo amboniny Hianao.
8 Iehôvah hitsara ny olona: Iehôvah ô, omeo ny rariny aho araky ny fahamarinako, sy ny fahitsiako ato anatiko.
9 Aoka ankehitriny ho tapitra ny ratsy ataony ny ratsi-fanahy; ary mampitoera ny marina: fa mamantatry ny fo sy ny voa Andriamanitra marina.
10 Ny fiarovako amin' Andriamanitra, Izay mamonjy ny mahitsi-fo.
11 Andriamanitra mitsara marina, ary Andriamanitra tezitra isan' andro *amy ny ratsi-fanahy*.
12 Raha tsy hiverina izy, dia hanasa ny sabatrany Izy; efa nampifeloky ny tsipìkiany, k' efa nampiraiky iny Izy;
13 Ary efa namboatra famonoana hamely azy Izy; hanao ny zana-tsipìkiany mahamay hanenjikia Izy.
14 Indro, mamoron-keloka, dia mamelom-pitaka, ka mitera-daingia izy;
15 Mihiady lavaka izy, ka mandavaky iny izy: dia lavo any anatiny ny hady nataony izy;
16 Miverina ny famitahany ho any an-dohany, ary any an-tampon-dohany ilatsahany ny fandozany.
17 Hidera any Iehôvah aho araky ny fahamarinany: ary hihira ny anarany Iehôvah avo indrindra aho.

## FIHIRANA VIII.

Ho any ny mpiventy hira amy ny miosikia Gitita: fihirany Davidy.

IEHÔVAH ô, Tomponay, Izay nampitoetry ny voninahitrao tany ambony ny lanitra, manao ahoana ny halazany ny anaranao eo amy ny tany rehetra!
2 Ny vavany ny zaza-kely sy mpinono nanendrenao hery noho ny fahavalonao, mba hampangininanao ny fahavalo sy ny mpamaly ratsy.
3 Raha jereko ny lanitrao, asany ny rantsan-tànanao; ny volana, sy ny kintana, izay nampitoerinao;
4 Inona ny olona, no ahatsiarovanao azy? ary ny zanak' olombelona, no itsinjovanao azy?
5 Fa Hianao efa nanao azy ambany kely noho ny anjely, ary Hianao efa nanarona azy voninahitra aman-daza.
6 Hianao efa nampanjaka azy ny asany ny tànanao; Hianao efa nampaneky ny zava-drehetra ho eo ambany ny tongony:
7 Ny ondry sy ny omby rehetra, ary ny biby any an-tsaha koa;
8 Ny voro-manidina, sy ny hazandrano any an-dranomasina, dia izay mandeha amy ny làlan-dranomasina.
9 Iehôvah ô, Tomponay, manao ahoana ny halazany ny anaranao eo amy ny tany rehetra!

## FIHIRANA IX.

Ho any ny mpiventy hira, amy ny Alamota any Bena: fihirany Davidy.

HIDERA any Iehôvah amy ny foko rehetra aho; hanambara ny asanao mahagaga rehetra aho.
2 Hianao hifaliako sy ho ravoravoako: hihira ny anaranao aho, ry Avo indrindra;
3 Raha hiamboho, ho lavo, ka maty eo anatrehanao ny fahavaloko.
4 Fa mandahatry ny fitsarana ahy sy ny rariny ho ahy Hianao; mipetraka eo ambony ny lapa, mitsara marina, Hianao.
5 Efa nampijaly ny firenen-tsamihafa Hianao; efa nandringiany ny ratsi-fanahy

Hianao; efa namono ny anarany mandrakizay mandrakizay Hianao.
6 Ry fahavalo, efa tapitra mandrakizay ny fandringianana: ary efa nandrava tanàna maro hianao: efa very ny fahatsiarovany ireny.
7 Kanefa haharitra mandrakizay Iehôvah: efa nampitoetry ny lapany ho fitsarana Izy.
8 Ary Izy hitsara izao tontolo izao amy ny fahamarinana: hanapaky ny olona amy ny fahitsiana Izy.
9 Ary Iehôvah ho fiarovany ny mahantra, ho fiarovana amy ny andro fahoriana.
10 Eny, hatoky Anao izay mahalala ny anaranao: fa tsy mahafoy izay mitady Anao Hianao, Iehôvah ô.
11 Mihirà ho any Iehôvah, Izay mitoetra any Ziôna: ambarao amy ny olona ny asany.
12 Raha manadin-dra Izy, dia mahatsiaro ny ory Izy: tsy manadino ny fitarainany Izy.
13 Mamindrà-fo amiko, Iehôvah ô; Hianao Izay mahasandratra ahy hiala amy ny vavahadiny ny fahafatesana, tsinjovy ny fahoriako ataony izay mandrafy ahy:
14 Mba hambarako ny fiderana Anao rehetra eo am-bavahadiny ny zanaka-vaviny Ziôna; mba hifaliako ny famonjenao.
15 Efa latsaka ny firenen-tsamihafa tany an-davaka izay no hadìny: ny fandrikia izay no velariny naningiotry ny tongony.
16 Efa fantatra Iehôvah: nanao fitsarana Izy: ny ratsi-fanahy voa fandriky ny asany ny tànany. Higaiona. Sela.
17 Handeha hankany amy ny helo ny ratsi-fanahy, dia ny firenen-drehetra izay manadino an' Andriamanitra.
18 Fa tsy ho hadinoina mandrakariva ny malahelo: *na* ho very mandrakizay ny fanantenany ny mahantra.
19 Mitsangàna, Iehôvah ô; aoky tsy handresy ny olona: aoka ho tsaraina eo anatrehanao ny firenen-tsamihafa.
20 Ampitahory izareo, Iehôvah ô; aoka ho fantatry ny firenen-tsamihafa fa olona hiany izareo. Sela.

## FIHIRANA X.

Iehôvah ô, nahoana no mijanona eny lavitr' eny Hianao? *nahoana no* miery amy ny andro fahoriana Hianao?
2 Ny fireharehany ny ratsi-fanahy anenjehany ny malahelo: izareo voa sambotry ny fihiendrena no heveriny.
3 Fa mirehareha ny ratsi-fanahy amy ny iriny ny fony, ary mandoka-tena ny mahihitra; manevateva any Iehôvah izy.
4 Ny fireharehany ny tavany tsy itadiavany ny ratsi-fanahy an' Andriamanitra: tsy Izy eo amy ny fihieverany rehetra.
5 Mifelopeloka mandrakariva ny làlan-kalehany; ambony lavitra ny fitsaranao tsy takatry ny masony: ny fahavalon-drehetra no harabiny.
6 Hoy izy am-pony, Tsy hihietsikietsikia mandrakizay mandrakizay aho; fa tsy halahelo aho.
7 Feno ozona, sy fitaka, ary fanambakana, ny vavany: eo ambany ny lelany misy loza aman-keloka.
8 Mipetraka eo amy ny fanotrehana eo akekiny ny tanàna izy: mamono ny marina eo amy ny fierena izy: ny masony miambiny ny malahelo.
9 Manotrikia eo amy ny fierena izy tahaky ny liona eo an-davaka; manotrikia hisambotry ny malahelo izy: misambotry ny malahelo izy, raha mitondra azy ho amy ny famandrihiany izy;
10 Mamitsaka izy, miondrikia izy, mba handavoany ny heriny ireny malahelo ireny.
11 Hoy izy am-pony, Efa hadinon' Andriamanitra: manafiny ny tavany Izy; tsy hijery mandrakizay Izy.
12 Mitsangàna, Iehôvah ô; Andriamanitr' ô, manandrata ny tànanao: aza manadino ny mahantra.
13 Nahoana no manevateva an' Andriamanitra ny ratsi-fanahy? hoy izy am-pony, Tsy hanadina Hianao.
14 Efa nahita Hianao; fa Hianao mijery fitaka sy lolom-po hamaliany ny tànanao: Hianao no itokiany ny màlahelo; mpamonjy ny kamboty Hianao.
15 Tapaho ny sandriny ny ratsi-fanahy; ary ny olo-mandoza, dia anadino ny helony, ka tsy ho hitanao akory iny.
16 Iehôvah no Mpanjaka mandrakizay mandrakizay: voa fongotra ny firenen-tsamihafa amy ny taniny.
17 Efa nandre ny iriny ny ory Hianao: Iehôvah ô; mamboatry ny fony Hianao, mampihaino ny sofinao Hianao:
18 Mba hanome ny rariny ho any ny

kamboty sy ny ory, mba tsy hampitahorany ny olona *azy* intsony hiala amy ny tany.

## FIHIRANA XI.

Ho any ny mpiventy hira : *fihirany* Davidy.

IEHÔVAH itokiako: nahoana no milaza amy ny fanahiko hianareo, Mandosira *tahaky* ny vorona ho any an-tendrombohitrareo ;
2 F' indro, ny ratsi-fanahy mamboatry ny tsipìkia, manisy ny zana-tsipìkiany amy ny kifehy izareo, mba hitifirany ny mahitsi-fo mangingina.
3 Raha rava ny fanorenana, hataony ny marina ahoana ?
4 —— Iehôvah eo amy ny hamasiny ny tempoliny : any an-danitra ny lapany Iehôvah : ny masony mijery, ny volomasony mizaha-toetry ny zanak'olombelona.
5 Iehôvah mizaha-toetry ny marina : fa ny ratsi-fanahy sy ny tahandoza halany ny fanahiny.
6 Handatsaka fandrikia, afo, sy solifara, ary rivo-mandoza, amy ny ratsi-fanahy Izy ; ho anjarany ny kapoakany izany.
7 Fa marina Iehôvah, tia fahamarinana Izy ; manatriky ny mahitsy ny tavany.

## FIHIRANA XII.

Ho any ny mpiventy hira, manao feon-dehilahy : fihirany Davidy.

VONJEO, Iehôvah ô ; f' efa lany ny tsara-fanahy ; fa mitsahatra ny marina eo amy ny zanak' olombelona.
2 Samy miteny zava-poana amy ny namany avy izareo : miteny amy ny molotra mandrobo, *sy* amy ny fo miroa, izareo.
3 Haringiany Iehôvah ny molotra mandrobo rehetra, *sy* ny lela miteny zava-miavonavona :
4 Izay manao hoe, Hahery amy ny lelanay izahay ; anay ny molotray : iza no ho tompo hanapaka anay ?
5 Hitsangana ankehitriny Aho, hoy Iehôvah, noho ny fahoriany ny malahelo, noho ny fisentoany ny mahantra ; hiaro *azy* aminy izay manaraby azy Aho.
6 Teny madio ny teniny Iehôvah ; *tahaky* ny volafotsy voa rendrikia teo anatiny ny memi-tany, voa dio impito.
7 Hianao, Iehôvah ô, hitahiry azy, Hianao hiaro azy mandrakizay aminy io taranak' io.
8 Mandehandeha manodidina ny ratsi-fanahy, raha misandratra ny olom-betaveta amy ny zanak' olombelona.

## FIHIRANA XIII.

Ho any ny mpiventy hira: fihirany Davidy.

MANDRA-PAHOVIANA no hadinoinao aho, Iehôvah ô ? mandrakizay va ? mandra-pahoviana no hanafenanao ny tavanao amiko ?
2 Mandra-pahoviana no hasiako hevitra am-panahiko, *ka* halahelo am-po isan' andro aho ? mandra-pahoviana no hisandratany ny fahavaloko hanohitra ahy ?
3 Jereo, valio aho, Iehôvah ô, Andriamanitro : mampihirata ny masoko, fandroa hampatory ahy ny fahafatesana ;
4 Fandroa hanao hoe ny fahavaloko, Nandresy azy aho ; *fandroa* hifaly ny rafilahiko, raha mihietsikietsikia aho.
5 F' izaho efa natoky ny famindram-ponao ; ny famonjenao hifaliany ny foko.
6 Hihira ho any Iehôvah aho, satria namaly soa ahy Izy.

## FIHIRANA XIV.

Ho any ny mpiventy hira : *fihirany* Davidy.

HOY ny adala tam-pony, Tsy misy Andriamanitra. Efa simba izareo, efa nanao zava-betaveta izareo, tsy misy manao soa.
2 Iehôvah teny an-danitra nitsinjo ny zanak' olombelona, mba hizaha na nisy nahalala, *ka* nitady an' Andriamanitra.
3 Samy efa nivily izy rehetra, samy efa nihiavetaveta izy rehetra : tsy misy manao soa, tsia, na iray akory aza.
4 Tsy mahalala va ny mpanao meloka rehetra ? izay mihinany ny oloko *toy* ny mihina-mofo ; tsy miantso any Iehôvah izareo.
5 Indry, natahotra dia natahotra izareo : fa Andriamanitra *mitoetra* eo amy ny taranaky ny marina.
6 Mampahamenatry ny fisainany ny malahelo hianareo, kanefa Iehôvah no arony.
7 Enga ka hivoaka any Ziôna ny famonjeny ny Isiraely ! raha mampody ny olony voa babo Iehôvah, dia ho faly ny Iakôba, ho ravoravo ny Isiraely.

## FIHIRANA XV.

### Fihirany Davidy.

IEHÔVAH ô, iza no hitoetra eo an-trano-
nao? iza no honina eo an-tendrombohitrao
masina?
2 Izay mandeha mahitsy, sy manao izay
marina, ary milaza ny to am-pony.
3 *Izay* tsy mifosa amy ny lelany, tsy
manao ratsy amy ny sakaizany, ary tsy
manendrikendriky ny namany.
4 Olom-betaveta halany ny masony; fa
manome voninahitra ho any izay matahotra
any Iehôvah. *Izay* mianiana haningio-
-tena, ka tsy miova.
5 *Izay* tsy mampanàna vola hitombo be,
na mandray tamby hanohitry ny marina.
Izay manao izany no tsy hihietsikietsikia
mandrakizay.

## FIHIRANA XVI.

### Mikitama any Davidy.

AROVY aho, Andriamanitr' ô: fa matoky
Anao aho.
2 Hoy izaho taminy Iehôvah, Tompoko
Hianao: ny fahatsarako tsy mahatratra
Anao:
3 Ho any ny olo-masina izay eo ambony
ny tany, sy ny tsara-fanahy, izay sitrako
indrindra, izany:
4 Hitombo ny fahoriany izay malaky ma-
naraky ny *andriamani*-kafa: ny fanati-dra
naidiny, tsy mba hateriko, ary tsy mba ho
tononiny ny molotro ny anarany.
5 Iehôvah no anjaran-dovako sy ny ka-
poako: Hianao no manohany ny anjarako.
6 Ny fitsipikia latsaka ho ahy teo amy
ny fitoerana mahafinaritra; eny, manan-
-dova tsara aho.
7 Hidera any Iehôvah Izay manome saina
ahy aho: ary mampianatra ahy ny voako
nony alina.
8 Nasiako Iehôvah teo anatrehako man-
drakariva; satria eo anilany ny tànako
ankavanana Izy, dia tsy hihietsikietsikia
aho.
9 Izany ifaliany ny foko, sy ravoravoany
ny voninahitro: eny, ny nofoko hitoetra
eo amy ny fanantenana.
10 Fa Hianao tsy handao ny aiko eo amy
ny fiainan-tsi-hita; tsy hamela ny iray ma-
sinao hahita ny lo Hianao.
11 Hampianatra ahy ny làlan' aina Hia-
nao: eo anatrehanao ny fifaliana be in-
drindra; eo an-tànanao ankavanana ny ma-
hafinaritra mandrakizay.

## FIHIRANA XVII.

### Fivavaky Davidy.

IEHÔVAH ô, mandrenesa ny rariny, tan-
dremo ny fitarainako, henoy ny hatako
*mivoaka* amy ny molotra tsy mamitaka.
2 Aoky hivoaka eo anatrehanao ny fitsa-
rana ahy; aoky ny masonao hijery ny ma-
hitsy.
3 Efa nizaha-toetry ny foko Hianao; efa
namangy nony alina, efa nizaha-toetra ahy
Hianao; tsy nahita ratsy tato amiko na kely
akory Hianao; tsy nanota ny vavako.
4 Ny amy ny asany ny olona, araky ny
teniny ny molotrao, efa nitandrina hiala amy
ny làlany ny mpanimba aho.
5 Tohano ny diako eo amy ny làlanao,
mba tsy ho solafaka ny tongotro.
6 Izaho miantso Anao, fa hamaly ahy
Hianao, Andriamanitr' ô: atongilano ny
sofinao ho amiko, mihainoa ny teniko.
7 Asehoy ny fiantranao mahagaga, Hia-
nao mamonjy ny matoky *Anao* aminy izay
mitsangana hanohitry ny tànanao ankava-
nana.
8 Arovy aho tahaky ny anak'andriamaso,
afeno aho eo ambany ny aloky ny elatrao,
9 Ho afaka amy ny ratsi-fanahy izay
mampahory ahy, *amy* ny fahavalony ny
fanahiko, *izay* manodidina ahy.
10 Efa nihidy teo amy ny taviny izareo:
teny miavonavona no avoaky ny vavany.
11 Efa nanodidina anay, dia ny dianay,
ankehitriny izareo, efa nasiany ny masony
hitazany ny tany.
12 Manahaky ny liona maniry hitoha, dia
manahaky ny zanaky ny liona manotrikia
eo amy ny fierena izareo.
13 Mitsangàna, Iehôvah ô, atreho izy,
ampietreo izy: vonjeo ny fanahiko amy ny
ratsi-fanahy, dia sabatrao;
14 Amy ny olon-tànanao, Iehôvah ô,
amy ny olony izao fiainan' izao, ny anja-
rany eo aminy izao fiainan' izao, ary ny
harena nomenao nahavokisanao ny kibony:
voky ny zanaka, dia mamela ny fananany
be ho any ny zanany madinikia izareo.
15 Izaho hahita ny tavanao eo amy ny

fahamarinana: izaho ho voky amy ny en-
drikao, raha hifoha aho.

## FIHIRANA XVIII.

Ho any ny mpiventy hira: *fihirany* Da-
vidy, mpanompo any Iehôvah, izay na-
nao taminy Iehôvah ny teniny itoy fihi-
ran' itoy tamy ny andro namonjeny
Iehôvah azy tamy ny tànany ny faha-
valon-drehetra, ary tamy ny tànany
Saola: Ary hoy izy,

Ho tia Anao aho, Iehôvah ô, ry heriko.
2 Iehôvah no vatolampiko, sy fiarovana
ahy, ary mpamonjy ahy; Andriamanitro,
tanjako, Izy hitokiako; ampingiako, sy
tandroky ny famonjena ahy, tranoko fiaro-
vana.
3 Ho deraina anie Izy! hiantso any Iehô-
vah aho: ka ho vonjena amy ny fahava-
loko aho.
4 Nanodidina ahy ny fandriky ny faha-
fatesana, ary ny safo-dranony ny fanahi-
-ratsy nampitahotra ahy.
5 Ny fandriky ny fiainan-tsi-hita nano-
didina ahy: ny tontany ny fahafatesana
nanatrikia ahy.
6 Raha ory aho, dia niantso any Iehôvah
aho, ka nitaraina tamin' Andriamanitro:
nandre ny feoko teo amy ny tranony avo
Izy; ary ny fitarainako nankeo anatrehany,
hatrany an-tsofiny.
7 —— Ary efa nihietsikietsikia, ka nihioro-
horo ny tany; ny fanambaniny ny tanety
koa nihietsikietsikia, ka nihiorohoro, satria
efa tezitra Izy.
8 Niakatra ny setroka tamy ny vavorony,
ary afo mandevona nivoaka tamy ny vava-
ny: vain' afo narehitry iny.
9 Dia nampiondriky ny lanitra Izy, ka
nidina: ary ny maizin' indrindra teo amba-
ny ny tongony.
10 Dia nitaingina kerioba Izy, ka nani-
dina: eny, nandeha tamy ny ela-drivotra
Izy.
11 Efa nataony ny maizina ho fiereny,
rano miafina *sy* rahona maizina any an-
-danitra, ho tranony manodidina Azy.
12 Ny mazava eo anatrehany nampiely
ny rahony maizina, havandra sy vain' afo.
13 Dia nampikiotrokorona teny an-dani-
tra Iehôvah, ary ny Avo indrindra na-
moaky ny feony; dia havandra sy vain'
afo.
14 Dia nandefa ny zana-tsipìkiany Izy,
ka nampiely ny olona; dia namoaka helatra
Izy, ka nandresy azy.
15 Dia hita ny làlan-drano, dia niseho ny
fanambaniny izao tontolo izao noho ny fa-
nanaranao, Iehôvah ô, noho ny fitsiofany
ny fofon' ainy ny vavoronao. ——
16 Naniraka tany ambony Izy, nandray
ahy Izy, nanala ahy tamy ny rano be Izy;
17 Namonjy ahy tamy ny fahavaloko
mahery Izy, ary taminy izay nandrafy ahy:
fa tsy leoko izareo.
18 Nanatrikia ahy tamy ny andro faho-
riako izareo: f' Iehôvah niankinako.
19 Dia nitondra ahy ho any amy ny ma-
lalaka Izy; namonjy ahy Izy, fa tiany aho.
20 Namaly ahy Iehôvah araky ny faha-
marinako; araky ny fahadiovany ny tà-
nako namaliany ahy:
21 Satria nitandriny ny làlany Iehôvah
aho, ary tsy mba niala tamin' Andriama-
nitro hanao ratsy aho.
22 Fa ny fitsarany rehetra efa omby eo
anatrehako, ary ny lalàny tsy mba nampia-
laiko tamiko.
23 Ary nahitsy teo anatrehany aho, ka
niaro-tena tamy ny heloko aho.
24 Dia namaly ahy Iehôvah, araky ny
fahamarinako, araky ny fahadiovany ny
tànako eo imasony.
25 Ny miantra no hiantranao; ny olo-
-marina no homenao ny rariny;
26 Ny madio no hisehoanao madio; ary
ny maditra no hisehoanao maditra.
27 Fa Hianao hamonjy ny olon' ory; fa
ny maso avo fijery hampietrenao.
28 Fa Hianao hampirehitry ny jiroko:
Iehôvah, Andriamanitro hahazava ny faha-
maizinako.
29 Fa Hianao halehako hamaky miarà-
mila mirai-toko; ary ny Andriamanitro
hitsambikinako manda.
30 Mahitsy ny làlan-kalehan' Andriama-
nitra: voa dio ny teniny Iehôvah: Izy
no ampingiany izay rehetra matoky Azy.
31 F' iza no Andriamanitra, afa tsy Iehô-
vah? sa iza no vatolampy, afa tsy Andria-
manitsikia?
32 Andriamanitra no mampisikina ahy
hery, ka manamariny ny làlan-kalehako.
33 Manao ny tongotro hanahaky ny any
ny biby diera Izy, ka mampitoetra ahy eo
amy ny fitoerako avo.
34 Mampianatry ny tànako hiady Izy,

ka nalefitry ny sandriko ny tsipìkia varahina.
35 Ary efa nomenao ahy ny ampingiany ny famonjenao: ary ny tànanao ankavanana nanohana ahy, ary ny fahamoram--panahinao nahalehibe ahy.
36 Efa nahalehibe ny diako teo ambaniko Hianao, mba tsy ho solafaka ny tongotro.
37 Nanenjiky ny fahavaloko aho, ka nahatratra azy: ary tsy mba niverina aho, mandra-pahalaniko ireny.
38 Nahavoa azy aho, ka tsy naharina izareo: lavo teo ambany ny tongotro izareo.
39 F' efa nampisikina ahy hery Hianao, mba hiady: efa no resenao teo ambaniko izay nitsangana hanohitra ahy.
40 Ary efa nomenao ahy ny vozony ny fahavaloko; ary efa naringiako izay nandrafy ahy.
41 Nitaraina izareo, fa tsy nisy hamonjy: dia taminy Iehôvah, fa tsy namaly azy Izy.
42 Nanorotoro azy madinidinikia tahaky ny vovoka eo alohan-drivotra aho: nanitsaka azy tahaky ny fotaka any an-dàlana aho.
43 Namonjy ahy tamy ny fanoherany ny olona Hianao; nanandratra ahy ho lohany ny firenen-tsamihafa: olona tsy fantatro hanompo ahy.
44 Raha vao reny ny sofina, dia hankato ahy izareo: ny zana-bahiny haneky ahy.
45 Ny zana-bahiny ho levona, ka hatahotra eo amy ny fiarovany mafy.
46 Velona Iehôvah; ary hisaorana anie ny vatolampiko; ary aoka hasandratra Andriamanitry ny famonjena ahy:
47 Dia Andriamanitra, Izay manome ahy ny rariny, ka nampaneky ahy ny olona.
48 Namonjy ahy tamy ny fahavaloko Izy: eny, manandratra ahy Hianao ho amboniny izay mitsangana hanohitra ahy: mamonjy ahy amy ny olon-doza-be Hianao.
49 Izany hiderako Anao eo amy ny firenen-tsamihafa, sy hihirako ny anaranao, Iehôvah ô.
50 Famonjen-dehibe nomeny ho any ny mpajakany; dia maneho ny famindram-po aminy izay voa hosotrany Izy, dia aminy Davidy sy ny zanany mandrakizay.

## FIHIRANA XIX.

Ho any ny mpiventy hira: fihirany Davidy.

Ny lanitra mitory ny voninahitr' Andriamanitra; ary ny habakabaka manambara ny asany ny tànany.
2 Isan' andro mamoaka teny, ary isan' alina manolo-tsaina.
3 Tsy misy teny na fiteny, izay tsy nandresany ny feony.
4 Efa mivoaka ho any amy ny tany rehetra ny fitsipiny, ary efa mihiatramy ny farany izao tontolo izao ny teniny. Fitoerana ho any ny masoandro nataony teo anatiny.
5 Ary izy manahaka mpampaka-bady mivoaka amy ny fiereny, mifaly tahaka an-dehilahy mahery, mihiazakazaka amy ny aleha.
6 Ny fivoahany amy ny fara-vodi-lanitra, ary ny fandehanany ho any amy ny farany: ka tsy misy miafina amy ny hafanany.
7 Tsy manan-tsiny ny lalàny Iehôvah, mameriny ny fanahy: to ny filazany Iehôvah, mahahendry ny adala.
8 Mahitsy ny fandidiany Iehôvah, mahafaly ny fo: madio ny didiny Iehôvah, mahazava ny maso.
9 Madio ny fatahorana any Iehôvah, maharitra mandrakizay: to ny fitsarany Iehôvah, marina avokoa ireny.
10 Zavatr' irina lavitra noho ny volamena ireny, eny, noho ny volamena betsaka voa dio: ary mamy lavitra noho ny tantely, eny, noho ny tohon-tantely mitete.
11 Ireny no ananarany ny mpanomponao aza: lehibe ny tambiny ny fitandremany ireny.
12 Iza no mahalala ny fahadisoany? diovy aho aminy izay *ota* miafina.
13 Arovy ny mpanomponao amy ny ota sahisahy; aoky tsy hanapaka ahy ireny: dia hahitsy, sy hadio aho amy ny fahotan--dehibe.
14 Aoky ny teniny ny vavako, sy ny fisainany ny foko, hankasitrahana eo imasonao, Iehôvah ô, vatolampiko, sy mpanavotra ahy.

## FIHIRANA XX.

Ho any ny mpiventy hira: fihirany Davidy.

Hamaly anao anie Iehôvah amy ny andro fahoriana; hiaro anao ny anaran' Andriamanitry Iakôba.

2 Hamoaky ny herinao anie amy ny fi-
toerana masina Izy, ary hanohana anao
avy any Ziôna Izy.
3 Hahatsiaro ny fanatitrao rehetra anie
Izy, ary ny fanalamboadinao hodorana
hankasitrahany. Sela.
4 Hanome anao anie araky ny fonao Izy,
ary ny fisainanao rehetra hefainy.
5 Ny famonjena anao hifalianay, ary
ny anaran' Andriamanitray no hananga-
nanay faneva: hefainy Iehôvah ny hatakao
rehetra anie.
6 Fantatro ankehitriny f' Iehôvah ma-
monjy ny voa hosotrany; ny heriny ny
tànany ankavanana mahavonjy hamaliany
azy, avy amy ny lanitrany masina.
7 Ny sasany *mirehareha* amy ny kalesy,
ary ny sasany amy ny soavaly: fa ny ana-
rany Iehôvah Andriamanitray no hirehare-
hanay.
8 Sady resy no lavo izareo: f' izahay mi-
tsangana, ka tafatoetra.
9 Iehôvah ô, vonjeo ny mpanjaka: ha-
maly anay anie Izy, raha miantso izahay.

## FIHIRANA XXI.

Ho any ny mpiventy hira: fihirany Davidy.

IEHÔVAH ô, ny herinao no hifaliany ny
mpanjaka; ary amy ny famonjenao manao
ahoana ny habeny ny haravoravoany!
2 Ny iriny ny fony nomenao azy, ary ny
hataky ny molony tsy mba no lavinao.
Sela.
3 Fa mampialoha azy fitahian-tsara Hia-
nao: mampisatroka azy satro-boninahitra
volamena voa dio Hianao.
4 Aina nangatahiny taminao, dia nome-
nao azy iny, *dia* andro lava, mandrakizay
mandrakizay.
5 Lehibe ny voninahiny noho ny famon-
jenao: laza sy voninahitra nomenao azy.
6 Fa nampahafinaritra azy mandrakizay
Hianao: ny tavanao nampifalianao azy in-
drindra.
7 Fa matoky any Iehôvah ny mpanjaka,
ary ny famindram-pony ny Avo indrindra
tsy hihietsikietsehiny.
8 ——Hahazo ny fahavalonao rehetra ny
tànanao: hahazo izay mandrafy anao ny
tànanao ankavanana.
9 Hampitoetra azy hianao, amy ny an-
drony ny fahatezeranao, toy *ny eo anatiny*
ny fatan'afo: Iehôvah handany azy amy
ny fahatezerany, ary handevona azy ny
afo.
10 Ny zanany haringianao eo amy ny
tany, ary ny zafiny eo amy ny zanak'olom-
belona;
11 Satria nikiasa hanisi-ratsy anao iza-
reo: namoron-tsain-dratsy, izay tsy hae-
fainy, izareo.
12 Fa hampiamboho azy hianao; ham-
boatry ny antsamotadinao hamely ny tava-
ny hianao.——
13 Misandrata amy ny herinao, Iehôvah
ô: hihira sy hidera ny herinao izahay.

## FIHIRANA XXII.

Ho any ny mpiventy hira amy ny Aileta Sahara: fihirany Davidy.

ANDRIAMANITRO, Andriamanitro, nahoana
no nahafoy ahy Hianao? *nahoana no* ma-
nalavitry ny famonjena ahy ny teniny ny
fitarainako?
2 Andriamanitro, miantso aho nony an-
dro, ka tsy mamaly Hianao; ary nony
alina, ka tsy afaka aho.
3 Fa masina Hianao, Izay mitoetra eo
amy ny fiderany ny Isiraely.
4 Natoky Anao ny razanay, dia natoky
izareo, ka namonjy azy Hianao.
5 Hianao nitarainany, ka voa vonjy iza-
reo: Hianao nitokiany, ka tsy mba mena-
tra izareo.
6 Ary olitra aho, fa tsy olona; ozon'
olona sy harabim-bahoaka aho.
7 Izay rehetra mahita ahy, maneso ahy:
manondro molotra izareo, mihifikifi-doha
izareo, *hoe*,
8 Niankina taminy Iehôvah hamonjy azy
izy: aoky Izy hamonjy azy, raha tia azy
Izy.
9 Fa Hianao nampivoaka ahy tamy ny
kiboneny, mahatoky ahy raha ninono an-
-dreniko aho.
10 Hianao nanohana ahy, hatrany am-
-bohoka: hatrany an-kibon-dreniko, An-
driamanitro Hianao.
11 Aza manalavitra ahy Hianao; fa ake-
ky ny fahoriana; fa tsy misy hamonjy.
12 Nanodidina ahy ny ombelahy maro:
ny mahery any Basana namefy ahy.
13 Nisoka-bava taminy ny liona mamira-
vira, sy mierona.
14 Voa aidina tahaky ny rano aho, ka

mivaha ny taolako rehetra: manahaky ny savoka ny foko; miempo eo anatiny ny kiboko iny.

15 Maina tahaky ny vilan-tany ny heriko; ary ny lelako mirekitra amy ny vazako; ary ny vovoky ny maty ampitoeranao ahy.

16 Fa nanodidina ahy ny amboa: ny fiangonany ny ratsi-fanahy namefy ahy: nanindrony ny tànako sy ny tongotro izareo.

17 Mahisa ny taolako rehetra aho: mijery izareo, *ka* mangarikia ahy.

18 Mizara ny lambako izareo, ary ny fitafiako ilokany.

19 Fa Hianao Iehôvah ô, aza manalavitra *ahy*; ry Heriko, malakia hamonjy ahy.

20 Vonjeo ny fanahiko amy ny sabatra; dia ny hany malalako amy ny heriny ny amboa.

21 Vonjeo amy ny vavany ny liona aho: ary valio aho, hialako amy ny tandroky ny ombelahy.

22 Hitory ny anaranao amy ny rahalahiko aho: eo afovoany ny fiangonana hiderako Anao.

23 Hianareo izay matahotra any Iehôvah, miderà Azy; hianareo zanaky Iakôba rehetra, mankalazà Azy; ary matahora Azy hianareo zanaky Isiraely.

24 Fa tsy nanaratsy, na nanaraby ny fahoriany ny ory Izy, ary tsy mba nanafiny ny tavany taminy Izy; fa raha nitaraina taminy izy, dia nihaino Izy.

25 Hianao no hiderako eo amy ny fiangonan-dehibe: ny voadiko hefaiko eo anatrehany izay matahotra Azy.

26 Hihinana ny ory, ka ho voky; hidera any Iehôvah izay mitady Azy: ho velona mandrakizay ny fonareo.

27 Hahatsiaro, ka hiverina ho aminy Iehôvah ny farany ny tany rehetra: ary hivavaka eo anatrehanao ny fokom-pirenen-drehetra.

28 Fa any Iehôvah ny fanjakana: ary manapaka eo amy ny firenen-tsamihafa *Izy*.

29 Hihinana, ka hivavaka ny manan-karena rehetra any ambony ny tany: eo anatrehany hiondrehany izay rehetra midina any amy ny vovoka, ka tsy mahavelony ny fanahiny.

30 Hisy zanaka hanompo Azy; dia hisaina ho any ny Tompo ho taranaka izareo.

31 Ho avy izareo, ka hitory ny fahamarinany amy ny olona izay hateraka, f' Izy no nanao *izany*.

## FIHIRANA XXIII.

### Fihirany Davidy.

IEHÔVAH no mpiandry ahy; tsy hanam-pilana aho.

2 Mampandry ahy amy ny ahi-maitso Izy: mitondra ahy eo anilany ny rano misononoka Izy.

3 Mampiveriny ny fanahiko Izy: mitarikia ahy ho amy ny làlany ny fahamarinana noho ny anarany Izy.

4 Eny, na dia mandeha aza mamaky ny lohasaha, aloky ny fahafatesana, aho, tsy mba hatahotry ny ratsy aho: fa Hianao momba ahy: ny tsorakazonao sy ny tehinao, mampifaly ahy ireny.

5 Mamboatra latabatra eo anatrehako, eo imasony ny fahavaloko, Hianao: manoso-tsolikia ny lohako Hianao; ny kapoako mitafotafo.

6 Fahasoavana sy famindram-po tokoa hanaraka ahy amy ny andro hiainako rehetra: dia hitoetra eo an-tranony Iehôvah andro lava aho.

## FIHIRANA XXIV.

### Fihirany Davidy.

ANY Iehôvah ny tany sy ny eo aminy; izao tontolo izao, sy izay mitoetra eo anatiny.

2 Fa nanoriny izany tambony ny ranomasina Hianao, ka nampitoetry izany tambony ny riaka.

3 Iza no hiakatra any an-tendrombohitry Iehôvah? ary iza no hitsangana eo amy ny fitoerany masina?

4 Ny madio-tànana, sy ny mahitsi-fo: izay tsy nanangany ny fanahiny ho amy ny zava-poana, na nianiana hamitaka.

5 Handray fitahiana avy aminy Iehôvah izy, ary fahamarinana avy amin' Andriamanitry ny famonjena azy.

6 Itoy no taranaka izay mitady Azy: izay rehetra mikiatsaky ny tavanao no Iakôba.

7 Manandrata ny lohanareo, ry vavahady; ary misandrata hianareo, ry varavarana mandrakizay; mba hiditrany ny Mpanjaka voninahitra.

8 Iza no itoy Mpanjaka voninahitr' itoy?

Iehôvah mahery, ka mandresy, Iehôvah
mandresy amy ny ady.
9 Manandrata ny lohanareo, ry vava-
hady; ary misandrata hianareo, ry varava-
rana mandrakizay; mba hidirany ny Mpan-
jaka voninahitra.
10 Iza no itoy Mpanjaka voninahitr'
itoy? Iehôvah *Tompony* ny maro, Izy no
Mpanjaka voninahitra. Sela.

## FIHIRANA XXV.

*Fihirany* Davidy.

Aminao, Iehôvah ô, no ananganako ny
fanahiko.
2 Andriamanitro, Hianao no itokiako:
aoky tsy ho menatra aho, aoky tsy han-
dresy ahy ny fahavaloko.
3 Eny, aoky tsy ho menatra izay manan-
tena Anao: aoka ho menatra izay mami-
taka foana.
4 Ampahafantaro ny làlanao aho, Iehô-
vah ô; ampianaro ny alehanao aho.
5 Ampitariho ny teninao marina aho,
ka ampianaro aho: fa Hianao no An-
driamanitry ny famonjena ahy; Hianao no
antenaiko mandrakariva.
6 Tsarovy ny famindram-ponao, sy ny
fiantranao, Iehôvah ô; satria nihiatramy
ny taloha ireny.
7 Aza mahatsiaro ny fahotany ny fahaza-
zako, na ny fahadisoako: tsarovy aho ara-
ky ny famindram-ponao, noho ny fahatsa-
ranao, Iehôvah ô.
8 Tsara, ary mahitsy, Iehôvah: k' izany
no hampianarany ny mpanota ny làlana.
9 Hitariky ny malemi-fanahy ho amy ny
fitsarana Izy: ary hampianatry ny malemi-
-fanahy ny làlany Izy.
10 Famindram-po sy fahamarinana ny
làlan-drehetra alehany Iehôvah, aminy
izay mitandriny ny fanekeny sy ny fila-
zany.
11 Iehôvah ô, mamelà ny heloko noho ny
anaranao; fa lehibe iny.
12 Iza no lehilahy izay matahotra any
Iehôvah? izy hampianariny *handia* ny
làlana izay no ho fidiny.
13 Ny fanahiny hitoetra eo amy ny tsara;
ary ny zanany handova ny tany.
14 Ny fisainany Iehôvah eo aminy izay
matahotra Azy; ary ny fanekeny, fa hamp-
pianatra azy Izy.
15 Ny masoko mijery any Iehôvah man-
drakariva; f' Izy hampivoaky ny tongotro
amy ny fandrikia.
16 Jereo aho, ka iantrao aho; fa mitoetr'
irery, ka mahantra aho.
17 Ny alahelony ny foko efa nihialehibe;
ampivoahay amy ny fahoriako aho.
18 Jereo ny alaheloko sy ny fahoriako:
ka mamelà ny fahotako rehetra.
19 Jereo ny fahavaloko; fa maro izareo;
ary mandrafy ahy amy ny fo-lentikia iza-
reo.
20 Teherizo ny fanahiko, ka vonjeo aho:
aoky tsy ho menatra aho; fa matoky Anao
aho.
21 Aoky ny fahamarinana sy ny fahi-
tsiana hiaro ahy; fa manantena Anao aho.
22 Andriamanitr' ô, vonjeo ny Isiraely
amy ny fahoriany rehetra.

## FIHIRANA XXVI.

*Fihirany* Davidy.

Omeo ny rariny aho, Iehôvah ô: f' efa
nandeha tamy ny fahamarinako aho; ary
efa natoky any Iehôvah aho; *ka* tsy mia-
hanahana aho.
2 Diniho aho, Iehôvah ô, ary fantaro
aho; izahao-toetra ny voako sy ny foko.
3 Fa ny fiantranao eo alohany ny ma-
soko: ary efa nandeha nanaraky ny teni-
nao marina aho.
4 Tsy mba nipetraka teo amy ny olom-
-poana aho, na niditra tany amy ny mpi-
hiatsaravelatsihy aho.
5 Efa halako ny fiangonany ny mpanao-
-ratsy; ary tsy nipetraka teo amy ny ratsi-
-fanahy aho.
6 Hanoza ny tànako amy ny fahadiovana
aho: ka hanodidiny ny fivoadianao aho,
Iehôvah ô:
7 Mba hampandre ny feo fiderana aho,
ary hitory ny asanao mahagaga rehetra
aho.
8 Iehôvah ô, efa tiako ny fitoerany ny
tranonao, ary ny fonenana izay itoerany
ny voninahitrao.
9 Aza mitondra ny fanahiko homba ny
mpanota, na ny aiko homba ny olo-mpan-
datsa-dra.
10 Eo an-tànany ny fitàka, ary feno tam-
bitamby ny tànany ankavanana.
11 Ary izaho, dia handeha amy ny faha-
marinako aho: vonjeo aho, ary iantrao
aho.

12 Ny tongotro hijanona eo amy ny fitoerana marina: eo amy ny fiangonana hisaorako any Iehôvah.

## FIHIRANA XXVII.

*Fihirany* Davidy.

IEHÔVAH no fahazavana ahy sy famonjena ahy; iza no hatahorako? Iehôvah no heriny ny aiko; iza no hahiko?
2 Raha manatona ahy hihinany ny nofoko ny ratsi-fanahy, ny fahavaloko sy ny rafilahiko, dia tafintohina, ka lavo izareo.
3 Na dia hitoby hanohitra ahy ny maro, tsy hatahotra ny foko: na dia hitsangana ny ady hamely ahy, dia hatoky hiany aho.
4 Zava-drai-loha nangatahiko taminy Iehôvah, izany no ho tadiaviko; hitoetra any an-tranony Iehôvah amy ny andro hiainako rehetra, mba hijery ny fahatsarany Iehôvah, sy handiniky ny tempoliny.
5 Fa hitahiry ahy eo an-tranony amy ny andro fahoriana Izy: hanafina ahy eo amy ny fitoerany miafina Izy; hanandratra ahy ambony ny vatolampy Izy.
6 Ary ankehitriny hasandratra ny lohako ambony ny fahavaloko manodidina ahy: dia hanatitra fanalamboady fifaliana eo an-tranony aho; hihira, ka hidera any Iehôvah aho.
7 Mihainoa, Iehôvah ô; mitaraina amy ny feoko aho: ary mamindrà-fo amiko, ka valio aho.
8 Hoy ny foko taminao, *Hoy Hianao va*, Tadiavo ny tavako?—Ny tavanao ho tadiaviko, Iehôvah ô.
9 Aza manafiny ny tavanao amiko; aza mandroaky ny mpanomponao an-katezerana: nanampy ahy Hianao; aza mandao ahy, na mahafoy ahy, ry Andriamanitry ny famonjena ahy.
10 Raha tàhiny mahafoy ahy ny raiko aman-dreniko, dia ho raisiny Iehôvah aho.
11 Ampianaro ny làlanao aho, Iehôvah ô, ary tariho amy ny làlana marina aho noho ireo fahavaloko.
12 Aza manolotra ahy ho amy ny sitrapony ny fahavaloko: fa mitsangana hanohitra ahy ny vavolombelona mandaingia, ka mifofofofo loza.
13 Natoky tokoa aho, fa hahita ny fahatsarany Iehôvah eo amy ny taniny ny velona aho.
14 Manantenà any Iehôvah hianao: matokia, dia hampahery ny fonao Izy: eny, manantenà any Iehôvah hianao.

## FIHIRANA XXVIII.

*Fihirany* Davidy.

HIANAO no hitarainako, Iehôvah ô, vatolampiko; aza mangina amiko: fandroa hanahaky izay midina any an-davaka aho, raha mangina amiko Hianao.
2 Mihainoa ny feony ny fifonako raha mitaraina aminao aho, raha mananany ny tànako ho amy ny fitenenanao masina aho.
3 Aza mitaona ahy homba ny ratsi-fanahy, sy ny mpanao meloka, izay milaza fihiavanana amy ny namany, kanjo ratsy no eo am-pony.
4 Omeo azy araky ny nataony, ary araky ny haratsiny ny raharahany: omeo azy araky ny asany ny tànany; omeo azy izay niendrehany.
5 Satria tsy mihievitry ny asany Iehôvah, na ny fiasany ny tànany, izareo, dia handringiana azy Izy, ka tsy hanangana azy Izy.
6 Hisaorana anie Iehôvah, f' efa nandre ny feony ny fifonako Izy.
7 Iehôvah no heriko sy ampingiako; Izy nitokiany ny foko, ka nampiana aho; dia nifaly ny foko; ary ny fihirako hiderako Azy.
8 Iehôvah no heriny ny voa hosotrany, ary Izy no hery mahavonjy azy.
9 Vonjeo ny olonao, ary tahio ny lovanao: ary fahano izareo, ka sandrato mandrakizay izareo.

## FIHIRANA XXIX.

Fihirany Davidy.

OMEO any Iehôvah hianareo zanaky ny mahery, omeo any Iehôvah voninahitra sy hery.
2 Omeo any Iehôvah ny voninahitry ny anarany; mivavaha aminy Iehôvah eo amy ny fahatsarany ny fahamasinana.
3 Ny feony Iehôvah eo ambony ny rano maro: Andriamanitry ny voninahitra mampikiotrokotrokorana: Iehôvah eo ambony ny rano maro lehibe.
4 Ny feony Iehôvah mahery; ny feony Iehôvah malaza.

5 Ny feony Iehôvah mamaky ny hazo
sedera; eny, Iehôvah mamaky ny hazo
sedera any Lebanôna.
6 Dia mampitsambikina azy tahaky ny
zanak' omby Izy; i Lebanôna sy Siriôna
tahaky ny zanaky ny biby mitokan-tan-
droka.
7 Ny feony Iehôvah mampisaraky ny
lel'afo.
8 Ny feony Iehôvah mampihiorohoro ny
efitra; Iehôvah mampihiorohoro ny efitra
any Kadesa.
9 Ny feony Iehôvah mampiteraky ny
biby diera, ka mampihianjahanja ny ala
maro: ary samy mitory ny voninahitra eo
amy ny tranony izy rehetra.
10 Iehôvah mipetraka any ambony ny
riaka; eny, mipetraka Mpanjaka mandra-
kizay Iehôvah.
11 Iehôvah hanome hery ny olony; Ie-
hôvah hitahy ny olony amy ny fiadanana.

## FIHIRANA XXX.

Fihirany Davidy, tonon-kira, tamy ny fitokanany ny trano.

HANANDRATRA Anao aho, Iehôvah ô; fa
nanandrata ahy Hianao, ka tsy nataonao
ho fifaliany ny fahavaloko aho.
2 Iehôvah ô, Andriamanitro, nitaraina
taminao aho, dia nahasitrana ahy Hia-
nao.
3 Iehôvah ô, efa nanangany ny fanahiko
tamy ny fasana Hianao: efa namelona ahy
Hianao mba tsy hidinako any an-da-
vaka.
4 —Mihirà ho any Iehôvah hianareo
olo-masiny, ka miderà ny fahatsiarovany
masina.
5 Fa maharitra vetivety hiany ny fahate-
zerany; fiainana ny fitiavany: na dia ma-
haritra ny fitomaniana nony hariva, dia ny
fifaliana nony maraina.—
6 Ary hoy izaho raha niadana aho, Tsy
hihietsikietsikia mandrakizay aho.
7 Iehôvah ô, ny fahatsaranao efa nampi-
toeranao ny tendrombohitro mafy; nanafi-
ny ny tavanao Hianao, *dia* ory aho.
8 Hianao no nitarainako, Iehôvah ô; ary
Iehôvah no nivavahako:
9 Hahasoa inona va ny rako, ny idinako
any an-davaka? hidera Anao va ny vo-
voka? hitory ny teninao marina v' iny?
10 Mihainoa, Iehôvah ô, ka mamindrà-fo
amiko: Iehôvah ô, aoka ho mpanampy
ahy Hianao.—
11 Efa nampody ny fitomaniako ho fan-
dihizana Hianao: efa nanala ny lambako
fisaonana tamiko, ka nampisikina ahy fifa-
liana Hianao;
12 Dia hihira hankalaza Anao ny olona,
ka tsy hangina. Iehôvah ô, Andriama-
nitro, hidera Anao mandrakizay aho.

## FIHIRANA XXXI.

Ho any ny mpiventy hira: fihirany Davidy.

IEHÔVAH ô, Hianao no itokiako; aoky tsy
ho menatra mandrakizay aho: ampamon-
jeo ny fahamarinanao aho.
2 Atongilano amiko ny sofinao; malakia
hamonjy ahy: aoka ho vatolampiko mafy
Hianao, ho trano fiarovana hamonjy ahy.
3 Fa vatolampiko sy aroko Hianao;
ary ento aho, ka tariho aho, noho ny ana-
ranao.
4 Manesora ahy amy ny fandrikia izay
namandrihian' olona ahy mangingina: fa
Hianao no heriko.
5 Eo an-tànanao no atolotro ny aiko: efa
nanavotra ahy Hianao, Iehôvah Andriama-
nitry ny teny marina.
6 Efa halako izay mitandriny ny zava-
-poana mandaingia: f' izaho matoky any
Iehôvah.
7 Ny famindram-ponao hifaliako, sy ho
ravoravoako: f' efa nijery ny fahoriako
Hianao; efa nahafantatry ny fanahiko teo
amy ny fahoriana Hianao.
8 Ary tsy mba nanidy ahy teo an-tànany
ny fahavalo Hianao: efa nampitoetry ny
tongotro teo amy ny malalaka Hianao.
9 Mamindrà-fo amiko, Iehôvah ô, fa ory
aho: ny masoko lanin' alahelo, eny, ny
fanahiko sy ny kiboko.
10 Fa mandany ny aiko ny alahelo, ary
ny androko ny fisentoana: tsy manan-kery
aho noho ny alaheloko, ary efa lany ny
taolako.
11 Efa manan-tsiny amy ny fahavaloko
rehetra aho, indrindra fa amy ny namako,
ary efa tahotra amy ny olom-pantatro
aho: izay mahita ahy eo ivelany, mandosi-
tra ahy.
12 Efa hadino tahaky ny olo-maty tsy
tsaroana aho: efa manahaky ny vilany vaky
aho.

13 Fa nandre ny fanendrikiendriky ny maro aho: tahotra nanodidina, raha niara-nisaina hanohitra ahy izareo: nikiasa hahafaty ny aiko izareo.
14 F' izaho natoky Anao, Iehôvah ô: boy izaho, Andriamanitro Hianao.
15 Eo an-tànanao ny androko: vonjeo aho amy ny tànany ny fahavaloko, sy aminy izay manenjikia ahy.
16 Mamirapirata ny tavanao amy ny mpanomponao: ampamonjeo ny famindram-ponao aho.
17 Aoky tsy ho menatra aho, Iehôvah ô; f' efa niantso Anao aho: aoka ho menatra ny ratsi-fanahy, aoka hangina any am-pasana izareo.
18 Aoka hakombona ny molotra mandaingia; izay miteny zava-mampahory, dia miavonavona, ka manaratsy ny marina.
19 Manao ahoana ny halehibeny ny fahatsaranao, izay naharinao ho any izay matahotra Anao; *izay* nataonao teo anatrehany ny zanak'olombelona, ho any izay matoky Anao!
20 Hanafina azy eo amy ny fiafenany ny tavanao Hianao, mba tsy ho tratry ny fikiomiany ny olona: hiaro azy amy ny fiadian-dela, eo an-tranonao miafina, Hianao.
21 Hisaorana Iehôvah anie: fa mahagaga ny fiantrany ahy tany an-tanàna mafy.
22 F' izaho nalaky nanao hoe, Voa fongotra aho teo anatrehany ny masonao: kandrefa nandre ny feony ny fifonako Hianao, raha nitaraina taminao aho.
23 Tiava any Iehôvah, hianareo olo-masiny rehetra: miaro ny marina Iehôvah, ary mamaly *ratsy* be ny mpiavonavona Izy.
24 Matokia hianareo, dia hampahery ny fonareo Izy, hianareo rehetra izay manantena any Iehôvah.

## FIHIRANA XXXII.

Masikily, *fihirany* Davidy.

Finaritra ny voa vela heloka, ny voa saron' ota.
2 Finaritra ny olona izay tsy hanisany Iehôvah heloka, ka tsy misy fitaka eo amy ny fanahiny.
3 Raha nangina aho, dia nihiantitra ny taolako, noho ny fitarainako tontolo andro.
4 Fa navesatra tamiko andro aman' alina ny tànanao: nody fahamainan-doha-taona ny fahalenako. Sela.
5 Ny fahotako nambarako taminao, ary ny heloko tsy mba nafeniko. Hoy izaho, Haneky ny fahadisoako aminy Iehôvah aho; ary namela ny heloky ny fahotako Hianao. Sela.
6 Izany hangatahiny ny tsara-fanahy rehetra aminao, aminy izay andro hahitana: eny, raha omby amy ny riaky ny rano mahery, tsy mba hanakeky azy akory iny.
7 Hanafina ahy Hianao; hiaro ahy amy ny fahoriana Hianao; hanodidina ahy amy ny fihirany ny famonjena Hianao. Sela.
8 —Hanome saina anao Aho, ka hampianatra anao izay làlan-kalehanao: hananatra Aho, ho aminao ny masoko.
9 Aza manahaky ny soavaly, na ny sarin-tsoavaly, *izay* tsy manan-tsaina, hianareo: raha tsy ho hazoniny ny fehim-bava sy ny lamboridy ny vavany, tsy mba hanakeky anao ireny.
10 Maro ny fahoriany ny ratsi-fanahy: f' izay matoky any Iehôvah, hanodidina azy ny famindram-po.
11 Mifalia aminy Iehôvah, ary ravoravoa, hianareo olo-marina: ary mihirà hianareo mahitsi-fo rehetra.

## FIHIRANA XXXIII.

Mihirà ho any Iehôvah, hianareo olo-marina: mahamendriky ny mahitsy ny fiderana.
2 Miderà any Iehôvah amy ny lokanga: mihirà ho Azy amy ny valiha misy fitendrena folo.
3 Mihirà ho Azy fihiram-baovao; mitendre tsara amy ny fanenoana mafy.
4 Fa mahitsy ny teniny Iehôvah; ary marina ny asan-drehetra.
5 Tia fahamarinana sy fitsarana Izy: ny fiantrany Iehôvah maneniky ny tany.
6 Ny teniny Iehôvah nanavany ny lanitra; ary ny fofon'ainy ny vavany *nanavany* ny hamaroany rehetra.
7 Nampiangony ny ranon-dranomasina hitambatra Izy: mitahiry ny lalin-dehibe eo an-trano fitehirizana Izy.
8 Aoka hatahotra any Iehôvah ny tany rehetra: aoka hanahy Azy izay rehetra monina eo aminy izao tontolo izao.

9 F' Izy niteny, dia nisy; Izy nandidy,
dia nitoetra mafy iny.
10 Iehôvah mahafoany ny fisainany ny
firenen-tsamihafa: mahatsinontsinony ny
fihieverany ny vahoaka samihafa Izy.
11 Ny fisainany Iehôvah hitoetra mandrakizay, ny fihieverany ny fony hahatratry ny taranaka fara-mandimby.
12 Finaritra ny firenena izay *manana* any Iehôvah ho Andriamaniny; ny olona izay no fidiny ho lovany.
13 Iehôvah mitsinjo any an-danitra; mijery ny zanak' olombelon-drehetra Izy.
14 Eo amy ny fonenany ijereny izay rehetra monina any ambony ny tany.
15 Mamboatry ny fony avy izy rehetra Izy; mahalala ny asan-drehetra Izy.
16 Tsy misy mpanjaka voa vonjiny ny hamarony ny miaramila: ny olo-mahery tsy voa vonjiny ny habeny ny hery.
17 Zava-poana ny soavaly ho fiarovana: ary tsy mba mahavonjy ny habeny ny heriny.
18 Indro, ny masony Iehôvah aminy izay matahotra Azy, dia izay manantena ny famindram-pony;
19 Mba hamonjy ny fanahiny amy ny fahafatesana, ary mba hamelona azy, raha mosarena.
20 Ny fanahintsikia miandry any Iehôvah: mpanampy antsikia sy ampingiantsikia Izy.
21 F' Izy no hifaliany ny fontsikia: fa ny anarany masina no itokiantsikia.
22 Iehôvah ô, aoky ny famindram-ponao hitoetra aminay, araky ny fanantenanay Anao.

## FIHIRANA XXXIV.

*Fihirany* Davidy, raha niova fanahy izy teo anatrehany Abimeleka; izay nandroaka azy, ka dia lasa nandeha izy.

HISAOTRA any Iehôvah isan' andro aho: ho eo am-bavako mandrakariva ny fiderana Azy.
2 Ny fanahiko hidera any Iehôvah: handre ny ory, ka ho faly izareo.
3 Mankalazà any Iehôvah miaraka amiko, ary aoky hiara-manandratry ny anarany isikia.
4 Nitady any Iehôvah aho, dia namaly ahy Izy, ka namonjy ahy tamy ny tahotro rehetra.
5 Nijery Azy izareo, ka nampahazavaina; ary tsy menatra ny tavany.
6 Itoy olo-mahantr' itoy niantso, dia nihaino Iehôvah, ka namonjy azy tamy ny fahoriany rehetra.
7 Ny anjeliny Iehôvah mitoby manodidiny izay matahotra Azy, ka mamonjy azy.
8 Andramo, k' izahao fa miantra Iehôvah: finaritra izay lehilahy matoky Azy.
9 Matahora any Iehôvah, hianareo olo-masiny: fa tsy manam-pilana izay matahotra Azy.
10 Ny zanaky ny liona mila, ary noana: f' izay mitady any Iehôvah tsy hila zava-tsoa akory.
11 Avia hianareo, ry zanaka, mihainoa ahy: hampianatra anareo hatahotra any Iehôvah aho.
12 Iza no olona maniry fiainana, tia andro maro, hahitany ny soa?
13 Arovy ny lelanao amy ny ratsy, ary ny molotrao amy ny fiteny mamitaka.
14 Mialà amy ny ratsy, ka manava soa; tadiavo fihiavanana, ka enjeho iny.
15 Ny masony Iehôvah amy ny marina, ary ny sofiny amy ny fitarainany.
16 Ny tavany Iehôvah manohitry ny mpanao-ratsy, mba hanesorany ny fahatsiarovana azy any ambony ny tany.
17 Mitaraina *ny marina*, ary mandre Iehôvah, ka mamonjy azy amy ny fahoriany rehetra.
18 Manakeky izay manana fo mangorakoraka Iehôvah; ary mamonjy izay manana fanahy torotoro Izy.
19 Maro ny fahoriany ny marina: fa mamonjy azy aminy ireny rehetr' ireny Iehôvah.
20 Miaro ny taolany rehetra Izy: tsy ho tapaka ireny na iray akory.
21 Hamono ny ratsi-fanahy ny fahoriana: ary ny mandrafy ny marina hatao meloka.
22 Iehôvah manavotry ny fanahiny ny mpanompony: ka tsy mba hatao meloka na iray akory izay matoky Azy.

## FIHIRANA XXXV.

*Fihirany* Davidy.

IEHÔVAH ô, manohera izay manohitra ahy: miadia aminy izay miady amiko.
2 Reso ny ampingia kely sy lehibe, ka mitsangàna hamonjy ahy.

3 Ary tano ny lefona, ka sakano izay
manenjikia ahy: lazao amy ny fanahiko
hoe, Mpamonjy anao Aho.
4 Aoka ho menatra sy ho afa-baraka izay
mitady ny aiko: aoky hiamboho sy ho
very hevitra izay misaina handratra ahy.
5 Aoka hanahaky ny ampombo eo alo-
han-drivotra izareo; raha mandroaka *azy*
ny anjeliny Iehôvah.
6 Aoka ho maizina sy halamalama ny
làlany; raha manenjikia azy ny anjeliny
Iehôvah.
7 Fa tsi-maninon-tsi-maninona no nana-
fenany ny fandrikiany teo an-davaka ha-
hazo ahy; tsi-maninon-tsi-maninona no ni-
hiadiany ho any ny fanahiko.
8 Ny fandringianana ho tonga aminy, *ka*
tsy fantatra; ary ny fandrikiany, izay na-
feniny, hisambotra azy: ho latsaka eo
anatiny izy ho fandringianana.
9 Ary ny fanahiko hifaly aminy Iehôvah:
ny famonjeny no hifaliany.
10 Ny taolako rehetra hanao hoe, Ry
Iehôvah ô, iza no tahaka Anao, Izay ma-
monjy ny mahantra aminy izay tsy tohany,
eny, ny mahantra sy ny malahelo aminy
izay mamabo azy?
11 Nitsangana ny vavolombelona man-
daingia; nanendrikendrikia ahy izay tsy
fantatro izareo.
12 Namaly ahy ratsy ny tsara izareo, ka
nampalahelo ny fanahiko.
13 Ary izaho, raha narary izareo, lamba
fisaonana no fitafiako: nampahory ny fa-
nahiko tamy ny fifadiana aho; ary ny
hatako nilatsak' indray tany an-tratrako.
14 Toy ny amy ny sakaiza, *sa* amy ny
rahalahiko, nitondràko-tena: niondrikia
an-kalahelo aho toy ny mitomany an-
-dreny.
15 Fa rehefa ho lavo aho, dia faly izareo,
ka niangona; niangona hanohitra ka hame-
ly ahy izareo, ka tsy fantatro; namiravira
izareo, ka tsy mba nitsahatra:
16 Nihidi-vazana tamiko izareo teo amy
ny mpaneso manompa eo amy ny fana-
sana.
17 Ry Tompo ô, mandra-pahoviana no hi-
jerenao? vonjeo ny fanahiko amy ny fan-
dringianana, ny hany malalako amy ny
liona.
18 Hisaotra Anao eo amy ny fiangonan-
-dehibe aho: hidera Anao eo afovoany ny
olo-maro be aho.
19 Aoky tsy izaho hifaliany ny faha-
valoko tsi-maninon-tsi-maninona; *na* hami-
-maso izay mandrafy ahy tsi-maninon-tsi-
-maninona.
20 Fa tsy miteny fihiavanana izareo: fa
mihievi-javatra hamitaky izay mandrifai-
zay eo amy ny tany izareo.
21 Dia nampitanatana-vava tamiko iza-
reo; hoy izareo, Hia, hia, efa hitany ny
masonay.
22 Efa hitanao, ry Iehôvah ô: aza man-
gina: ry Tompo ô, aza manalavitra ahy.
23 Mitsangàna, ka mifohaza ho amy ny
fitsarana ahy, dia ho amy ny teny alahatro,
ry Andriamanitro sy Tompoko.
24 Mitsarà ahy, Iehôvah ô, Andriama-
nitro, araky ny fahamarinanao; ary aoky
tsy izaho hifaliany.
25 Aoky tsy hanao am-pony hoe iza-
reo, Hia, sitrakay *izany*: aoky tsy hanao
hoe izareo, Efa natelinay izy.
26 Aoka ho menatra sy ho afa-baraka
avokoa izay mifaly handratra ahy: aoky
hitafy henatra, ary ho afa-baraka izay mire-
hareha amiko.
27 Aoky hihira sy ho faly izay tia ny fa-
hamarinako: ary aoka hanao hoe man-
drakariva izareo, Aoky Iehôvah hankala-
zaina, Izay tia ny fiadanany ny mpanom-
pony.
28 Ary ny lelako hiteny ny fahamarina-
nao, dia ny fiderana Anao tontolo andro.

## FIHIRANA XXXVI.

Ho any ny mpiventy hira: *fihirany* Da-
vidy, mpanompo any Iehôvah.

Ny filazany ny foko ny fahotany ny ratsi-
-fanahy hoe, Tsy misy fatahorana an' An-
driamanitra eo anatrehany ny masony.
2 Fa mandrobo-tena eo imasony izy, man-
dra-pahitany fa zavatra hala ny helony.
3 Ota sy fitaka ny teniny ny vavany:
nitsahatra ho hendry *sy* hanao soa izy.
4 Misaim-pitaka eo am-pandriany izy;
mitsangana eo amy ny làlana tsi-mety izy;
tsy mba halany ny ratsy akory.
5 Iehôvah ô, mihiatramy ny lanitra ny
famindram-ponao; mihiatramy ny rahona
ny teninao marina.
6 Manahaky ny tendrombohitra mafy ny
fahamarinanao; lalin' indrindra ny fitsa-
ranao: Iehôvah ô, Hianao no miaro olona,
sy biby.

7 Manao ahoana no hatsarany ny famindram-ponao, ry Andriamanitr' ô! ary ny zanak'olombelona matoky eo ambany ny aloky ny elatrao.

8 Ho voky ny taviny ny tranonao izareo; ary ny oniny ny fampifalianao hampisotroanao azy.

9 F' eo aminao ny loharanon' aina: ny fahazavanao no hahitanay ny mazava.

10 Ampahareto ny famindram-ponao aminy izay mahalala Anao; ary ny fahamarinanao amy ny mahitsi-fo.

11 Aoky tsy hanakeky ahy ny tongotry ny mpiavonavona, na hamindra ahy ny tànany ny ratsi-fanahy.

12 Endrey, lavo ny mpanao-ratsy: potraka, ka tsy maharina izareo.

## FIHIRANA XXXVII.

*Fihirany* Davidy.

Aza tezitra amy ny mpanao-ratsy hianao; aza mialony ny mpanao meloka hianao.

2 Fa ho jinjana faingiana tahaky ny ahitra izareo, ka halazo tahaky ny ahi-maitso.

3 Matokia any Iehôvah hianao, ka manava soa; mitoera eo amy ny tany hianao, ka mankasitraha ny teny marina;

4 Ary mifalia aminy Iehôvah hianao; dia hanome anao izay angatahiny ny fonao Izy.

5 Mampiankìna aminy Iehôvah ny làlanao, ary matokia Azy; ary Izy hanefa:

6 Ary hampivoaky ny fahamarinanao tahaky ny mazava Izy, ary ny fitsarana anao tahaky ny mazava antoandro.

7 Mitoera tsara aminy Iehôvah, ka miandrasa Azy: aza tezitra aminy izay ambinina amy ny làlany, aminy izay olona manao sain-dratsy.

8 Mitsahara amy ny fahatezerana, ka mahafoiza ny fahavinirana: aza tezitra akory hanao ratsy.

9 Fa ny mpanao-ratsy ho fongorana: f' izay manantena any Iehôvah no handova ny tany.

10 Fa rehefa afaka kelikely, dia tsy hisy ny ratsi-fanahy: handiniky ny fonenany hianao, ka tsy ho hita iny.

11 Fa ny malemi-fanahy handova ny tany; ka hifaly amy ny habeny ny fiadanana izareo.

12 Ny ratsi-fanahy manao hevi-dratsy hanohitry ny marina, ka mihidi-vazana aminy.

13 Ny Tompo hihiomehy azy: fa hitany fa ho tonga ny androny.

14 Ny ratsi-fanahy nampitsoaky ny sabatra, ka nanintony ny tsipìkiany, hamotrahany ny malahelo sy ny mahantra, hamonoany ny mahitsi-làlana.

15 Ny sabatrany hitsatoka amy ny fony, ary ny tsipìkiany ho tapatapaka.

16 Tsara lavitra ny kely ananany ny olo-marina anankiray, noho ny be ananany ny ratsi-fanahy maro.

17 Fa ny sandriny ny ratsi-fanahy ho tapatapaka: fa mihiazony ny marina Iehôvah.

18 Fantatry Iehôvah ny androny ny mahitsy: ary ny lovany hitoetra mandrakizay.

19 Tsy mba ho menatra amy ny taona mampahory izareo: ary ho voky amy ny taona mahamosary izareo.

20 Fa ny ratsi-fanahy haringiana, ary ny fahavalony Iehôvah hanahaky ny tavin-janak' ondry: ho levona izareo; ho levon-ko-setroka izareo.

21 Misambo-bola ny ratsi-fanahy, ka tsy mahonitra: fa ny marina mamindra-fo, ka manome.

22 F' izay tahiny no handova ny tany; ary izay ozoniny no ho fongorana.

23 Iehôvah mampitoetry ny dian' olona; raha mankasitraky ny làlan-kalehany Izy.

24 Na dia lavo izy, tsy mba havarina izy: f' Iehôvah mitantana azy.

25 Efa tanora aho, ary efa antitra aho *ankehitriny*; fa tsy hitako ny marina nafoina, na ny zanany mangataka mofo.

26 Miantra mandrakariva izy, ka mampisambotra: ary ny zanany ho tahina.

27 Mialà amy ny ratsy, ka manava soa; dia hitoetra mandrakizay hianao.

28 F' Iehôvah tia fitsarana, ary tsy hahafoy ny olo-masiny Izy; harovana mandrakizay izareo: fa ny zanaky ny ratsi-fanahy ho fongorana.

29 Ny marina handova ny tany, ka hitoetra eo mandrakizay izareo.

30 Ny vavany ny marina mitory fahendrena, ary ny lelany manambara fitsarana.

31 Ny lalàn' Andriamaniny eo am-pony; tsy mba ho solafaka akory ny diany.

32 Miambiny ny marina ny ratsi-fanahy,
ka mitady hamono azy.
33 Iehôvah tsy hahafoy azy ho any an-
-tànany, na hanameloka azy, raha ho tsa-
raina izy.
34 Manantenà any Iehôvah, ka tandremo
ny làlany, dia hanangana anao handova ny
tany Izy: raha voa fongotra ny ratsi-fana-
hy, dia ho hitanao.
35 Efa hitako ny ratsi-fanahy mahery
indrindra, ka mandrahaka tahaky ny hazo
maitso zatry ny tany:
36 Fa lasa nandeha izy, ary, indro, tsy
izy: dia nitady azy aho, fa tsy hita izy.
37 Diniho ny mahitsy, ka jereo ny ma-
rina: fa ho amy ny olona mihiavana ny fa-
haretana:
38 Fa ny mpanota haringiana avokoa:
ny farany ny ratsi-fanahy ho fongotra.
39 Fa ny famonjeny ny marina avy ami-
ny Iehôvah; heriny amy ny andro faho-
riana *Izy*.
40 Ary Iehôvah hanampy azy, ka hana-
faka azy: hanafaka azy amy ny ratsi-fa-
nahy Izy, ka hamonjy azy, satria natoky
Azy izareo.

## FIHIRANA XXXVIII.

Fihirany Davidy, ho fampahatsiarovana.
IEHÔVAH ô, aza ny fahatezeranao no amai-
zanao ahy: ary aza ny fahaviniranao no
ananaranao ahy.
2 Fa mitsatoka amiko ny zana-tsipìkao,
ka mavesatra amiko ny tànanao.
3 Tsy mety ho sitrana ny nofoko, noho
ny fahatezeranao; tsy mety ho finaritra ny
taolako, noho ny fahotako.
4 Fa ny fahotako efa nandeha nihoatra
ny lohako: manahaka entana mavesatra,
tsy leoko ho entina ireny.
5 Maimbo, *ka* mihiady ny feriko, noho
ny fahadalako.
6 Mahantra aho; malahelo dia malahelo
aho; mandeha mijoredretra tontolo andro
aho.
7 Fa maneniky ny vaniako ny areti-mai-
may: ka tsy mety ho sitrana ny nofoko.
8 Malemy, ka torotoro be hiany aho:
midradradradra aho, satria mivadibadikia
ny foko.
9 Ry Tompo ô, eo anatrehanao ny iriko
rehetra; ary ny fisentoako tsy mba mia-
fina aminao.
10 Mitepotepo ny foko, afaka ny heriko:
ary ny fahiratany ny masoko aza efa nan-
dao ahy.
11 Ny olo-malalako sy ny sakaizako ma-
nalavitry ny aretiko; ary ny havako mija-
nona eny lavitr' eny.
12 Ary mamelatra fandrikia izay mitady
ny aiko: ary izay mitady handratra ahy
miteny zava-dratsy, ka misaina hamitaka
tontolo andro.
13 F' izaho tahaky ny marenina tsy
mandre; ary manahaky ny moana tsy ma-
haloa-bava aho.
14 Eny, dia manahaky ny olona tsy man-
dre aho, ary tsy misy fananarana eo am-
-bavany.
15 Fa Hianao antenaiko, Iehôvah ô;
Hianao hamaly, ry Tompo ô, Andriamanitro.
16 Fa hoy izaho, Aza avela hihiomehy
ahy izareo: raha mibolasitra ny tongotro,
dia mirehareha amiko izareo.
17 F' efa madiva ho lavo aho, ary ny fa-
horiako eo anatrehako mandrakariva.
18 Fa ny heloko hambarako; matahotra
aho noho ny fahotako.
19 Fa ny fahavaloko velona hiany, ka
mahery izareo: ary maro izay mandrafy
ahy tsi-maninon-tsi-maninona.
20 Ary satria mamaly ratsy ho tambiny
ny soa izareo, dia mandrafy ahy ho tam-
biny ny fanarahako ny soa izareo.
21 Aza mahafoy ahy, Iehôvah ô: ry An-
driamanitro, aza manalavitra ahy.
22 Malakia hanampy ahy, ry Tompo ô,
Mpamonjy ahy.

## FIHIRANA XXXIX.

Ho any ny mpiventy hira, dia ho any
Iediotiona: fihirany Davidy.
HOY izaho, Hitandriny ny làlako aho, mba
tsy hanotany ny lelako: hamehy ny va-
vako amy ny lamboridy aho, raha mbola
eo anatrehako ny ratsi-fanahy.
2 Efa moana dia moana aho, namehi-vava
taminy izay tsara aza aho, dia nihietsikie-
tsikia ny fahoriako.
3 Nafana ny foko teo anatiko, raha nie-
ritreritra aho, dia nirehitra ny afo: niteny
tamy ny lelako aho,
4 Iehôvah ô, ampahafantaro ny farako
sy ny ohatry ny androko aho; aoka ho
fantatro ny hafohiny ny androko.
5 Indro, efa nataonao ho vodi-voam-pela-
-tànana ny androko; ary ny fiainako toy
ny tsinontsinona eo anatrehanao: zava-

-poana hiany tokoa ny olon-drehetra, na
dia tsara-toetra aza izareo. Sela.
6 Aloka tokoa ny fandehanany ny olona:
miahy foana tokoa izareo: mihiary *harena*
izareo, fa tsy fantany izay hanangony iny.
7 Ary ankehitriny, inona no andrasako,
Tompo ô? Hianao no antenaiko.
8 Manafaha ahy amy ny fahadisoako re-
hetra: aza manao ahy ho fanakorany ny
adala.
9 Moana, tsy niloa-bava aho; fa Hianao
no nanao.
10 Esory amiko ny famelinao: matiny
ny fikiapoky ny tànanao aho.
11 Fampijaliana no ananaranao ny olona
noho ny heloka, ka mandany ny hatsara-
-tarehiny tahaky ny fositra Hianao: zava-
-poana tokoa ny olon-drehetra. Sela.
12 Mandrenesa ny hatako, Iehôvah ô:
ary mihainoa ny fitarainako; aza mangina
amy ny ranomasoko: fa vahiny aminao
aho, *sy* mpivahiny, tahaky ny razako re-
hetra.
13 Mialà amiko hodiana ny heriko, dieny
tsy mbola lasa, ka tsy izy aho.

## FIHIRANA XL.

Ho any ny mpiventy hira: fihirany Davidy.

NIANDRY dia niandry any Iehôvah aho;
ary nitandrina ahy Izy, ka nandre ny fita-
rainako.
2 Dia nampiakatra ahy tamy ny lavaka
mandoza, dia tamy ny fotaka mandrevo,
Izy; ary nampitoetry ny tongotro teo am-
bony ny vatolampy, *ka* namboatry ny
làlan-kalehako Izy.
3 Dia nanisy fihiram-baovao teo am-ba-
vako Izy, dia fiderana an' Andriamani-
tsikia: maro hahita, sy hatahotra, ary ha-
toky any Iehôvah.
4 Finaritra izay lehilahy manao any Ie-
hôvah ho tokiny, ka tsy mijery ny miavo-
navona, na izay mivily ho amy ny laingia.
5 Iehôvah ô, Andriamanitro, maro ny
asanao mahagaga, *izay* nataonao, sy ny
fihieveranao anay: tsy azo halahatra ami-
nao ireny: aoka hambarako, sy ho toriko
ny teny, izay mihoatra noho azo ho tono-
nina.
6 —"Fanalamboady sy fanatitra tsy sitra-
kao; sofina no loahinao ho Ahy: fana-
titra hodorana sy fanatitra noho ny ota tsy
mba nalainao.
7 Dia hoy Izaho, Indro, avy Aho: (teo
amy ny taratasiny ny boky nanoratana
Ahy.)
8 Mahafinaritra Ahy hanao ny sitra-
-ponao, ry Andriamanitro: ary ny lalànao
eo anatiny ny kiboko.
9 Efa nitory fahamarinana tamy ny fian
gonan-dehibe Aho: indro, ny molotro tsy
mba nakomboko; Iehôvah ô, efa fantatrao.
10 Ny fahamarinanao tsy mba nafeniko
teo am-poko; ny fahamarinanao sy ny
famonjenao nambarako: tsy nanafiny ny
fiantranao sy ny fahamarinanao tamy ny
fiangonan-dehibe Aho."—
11 Aza miaro ny famindram-ponao amiko
Hianao, Iehôvah ô: aoky ny fiantranao sy ny
fahamarinanao hiaro ahy mandrakariva.
12 Fa nanodidina ahy ny ratsy tsy hita
isa: ny heloko nahazo ahy, ka tsy mahay
miandrandra aho; maro lavitra noho ny
volon-dohako ireny: ka reraka ny foko.
13 Aoka ho sitraky ny fonao, Iehôvah ô,
hamonjy ahy: malakia hanampy ahy, Ie-
hôvah ô.
14 Aoka ho menatra sy ho afa-baraka
izay rehetra mitady handringiany ny fana-
hiko; aoky hiamboho sy ho menatra izay
mifaly handratra ahy.
15 Aoka ho foana izay manao amiko
hoe, Hia, hia, ho tambiny ny fahamena-
rany.
16 Aoky Hianao hifaliany sy ho ravo-
ravoany izay rehetra mitady Anao: aoky
izay rehetra tia ny famonjenao, hanao hoe
mandrakariva, Aoky Iehôvah hankalazaina.
17 F' izaho malahelo sy mahantra: ny
Tompo mihievitra ahy: mpanampy ahy sy
mpamonjy ahy Hianao; aza mahela, ry
Andriamanitro.

## FIHIRANA XLI.

Ho any ny mpiventy hira: fihirany Davidy.

FINARITRA izay mahatsiaro ny malahelo:
hamonjy azy amy ny andro fahoriana Ie-
hôvah.
2 Iehôvah hiaro azy, sy hamelona azy;
ary hiadana any ambony ny tany izy: ary
tsy mba hatolotrao amy ny sitra-pony ny
fahavalony izy.
3 Iehôvah hampahatanjaka azy eo am-
bony ny farafara farariana: ny fandrian-
-drehetra hamboarinao raha marofy izy.
4 Hoy izaho, Iehôvah ô, mamindrà-fo

amiko: sitrano ny fanahiko; f' efa nanota
taminao aho.
5 Ny fahavaloko miteny ratsy ahy, Rahoviana no ho maty izy, ka ho very ny anarany?
6 Ary raha avy mamangy izy, dia miteny laingia izy: ny fony mamory heloka ho azy; mivoaka any ivelany izy, milazalaza izy.
7 Mitakoritsikia ahy hiany izay rehetra mandrafy ahy: misaina hanaratsy ahy izareo:
8 —Zava-dratsy mirekitra aminy: ary raha mandry izy, tsy hitsangan' intsony izy.—
9 Eny, ny olo-malalako, izay nahatoky ahy, izay nihinany ny mofoko, no nanangany ny ombelahin-tongotra hanohitra ahy.
10 Fa Hianao, Iehôvah ô, mamindrà-fo amiko, ka atsangano aho, mba hamaliako azy.
11 Izany no hahafantarako fa mankasitraka ahy Hianao, raha tsy mandresy ahy ny fahavaloko.
12 Ary izaho, manohana ahy amy ny fahamarinako Hianao, ka mampitoetra ahy eo anatrehanao mandrakizay.
13 Ho deraina anie Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely hatramy ny taloha indrindra, ka mandrakizay. Amena, dia Amena.

## FIHIRANA XLII.

Ho any ny mpiventy hira: masikily, ho any ny zanaky Kora.

Tahaky ny biby diera maniry ny rano an-ony, no aniriany ny fanahiko Anao, Andriamanitr' ô.
2 Mangetaheta an' Andriamanitra ny fanahiko, dia Andriamanitra mahavelona: rahoviana no handeha aho, ka hiseho eo anatrehan' Andriamanitra?
3 Efa solon-kaniko ny ranomasoko andro aman' alina, raha atao amiko isan' andro hoe, Aiza ny Andriamanitrao?
4 Aoka hahatsiaro izany aho, ka hamoaky ny fanahiko eo anatiko aho: f' efa lasa niaraka tamy ny maro be aho, nomba azy am-pandehanana aho, hankany an-tranon' Andriamanitra, manao feo fifaliana sy fiderana, ambany ny maro be izay nitandrina fanasana.
5 Nahoana no miondrikia hianao, ry fanahiko? ary *nahoana no* mihievihievy eo anatiko hianao? matokia an' Andriamanitra hianao: fa mbola hidera Azy aho; famonjen-dehibe ny tavany.
6 Ry Andriamanitro, miondrikia eo anatiko ny fanahiko: izany hahatsiarovako Anao eo amy ny taniny Ioridany, sy Herimona, ary any an-tendrombohitra Mizara.
7 Ny lalina miantso ny lalina noho ny firondronhony ny rambon-danitrao: ny onjanao rehetra, sy ny alonao efa nanafotra ahy.
8 Aoky Iehôvah handidy ny fiantrany nony andro, ary ho amiko nony alina ny fihirana azy,—hataka amin' Andriamanitry ny aiko *izany.*
9 Hoy izaho amin' Andriamanitra, vatolampiko, Nahoana no nanadino ahy Hianao? nahoana no malahelo am-pandehanana aho noho ny fampahoriany ny fahavalo?
10 Satria ny fahatorotoroany ny taolako, dia mandatsa ahy ny fahavaloko, ka manao hoe isan'andro, Aiza ny Andriamanitrao?
11 Nahoana no miondrikia hianao, ry fanahiko? ary nahoana no mihievihievy eo anatiko hianao? matokia an' Andriamanitra hianao: fa mbola hidera Azy aho; famonjeny ny tavako, ary Andriamanitro, *Izy.*

## FIHIRANA XLIII.

Omeo ny rariny aho, Andriamanitro, ary alaharo ny teniko haharesy ny firenen-doza be: vonjeo amy ny lehilahy mamitaka sy manao meloka aho.
2 Fa Hianao no Andriamanitry ny heriko: nahoana no manary ahy Hianao? nahoana no malahelo am-pandehanana aho noho ny fandozany ny fahavaloko?
3 Ampandehano ny fahazavanao sy ny teninao marina: aoky hitarikia ahy ireo; aoky hitondra ahy ireo ho any an-tendrombohitrao masina, dia ho any amy ny fonenanao.
4 Dia hankany amy ny fivoadian' Andriamanitra aho, dia ho amin' Andriamanitry ny fifaliako indrindra: ary lokanga hiderako Anao, ry Andriamanitr' ô, Andriamanitro.
5 Nahoana no miondrikia hianao, ry fanahiko? ary nahoana no mihievihievy eo anatiko hianao? matokia an' Andriamanitra hianao: fa mbola hidera Azy aho; famonjeny ny tavako, ary Andriamanitro, *Izy.*

## FIHIRANA XLIV.

Ho any ny mpiventy hira: masikily, ho
any ny zanaky Kora.

NY sofinay nandrenesanay, Andriamanitr' ô,
ny razanay nilaza taminay, ny asa nataonao
tamy ny androny, dia tamy ny andro fahiny:
2 Ny tànanao nandroahanao ny firenen-
-tsamihafa, ary ireo no nampitoerinao: efa
nampahorinao ny olona maro, ary ireo no
nampielezinao:
3 Fa tsy ny sabatrany no nahazoany ny
tany, ary tsy ny sandriny no namonjy azy;
fa ny tànanao ankavanana, sy ny sandrinao,
ary ny fahazavany ny tavanao, satria efa
sitrakao izareo.
4 Hianao no Mpanjakako, ry Andriama-
nitr' ô: mandidia famonjena ho any ny
Iakôba.
5 Hianao no hanosehanay ny fahavalonay:
ny anaranao no hanitsahanay izay mitsan-
gana hanohitra anay.
6 Fa tsy hatoky ny tsipìko aho, ary ny
sabatro tsy hamonjy ahy.
7 Fa namonjy anay tamy ny fahavalonay
Hianao, ary ny mpandrafy anay nataonao
menatra.
8 Andriamanitra no hireharehanay ton-
tolo andro, ary ny anaranao no hankalazai-
nay mandrakizay. Sela.
9 F' efa nanary anay Hianao, ka nampa-
hamenatra anay; ary tsy mba mivoaka
momba ny miaramilanay Hianao.
10 Efa nampandositra anay tamy ny faha-
valo Hianao; ary ny mpandrafy anay na-
mabo ho azy.
11 Efa natolotrao tahaky ny ondry ho
hanina izahay; ka naelinao teo amy ny
firenen-tsamihafa izahay.
12 Mivarotry ny olonao tsi-vola-tsi-ha-
rena, ka tsy manombany ny vidiny Hia-
nao.
13 Nataonao afa-baraka izahay tamy ny
olona manakeky anay, dia fanakorana sy
fanesoana taminy izay manodidina anay.
14 Manao anay ho ambentinteny amy ny
firenen-tsamihafa Hianao, dia ho fihifikifi-
hian-doha amy ny olona maro.
15 Eo anatrehako mandrakariva ny faha-
faham-boninahitro, ary efa nanarona ahy
ny henatry ny tavako,
16 Noho ny feony ny mpanaratsy sy ny
mpanompa; noho ny fahavalo sy ny mpa-
mali-ratsy.
17 Izany rehetr' izany nanjo anay; anefa
tsy nanadino Anao izahay, ary tsy nama-
diky ny fanekenao izahay.
18 Tsy nihiemotra ny fonay, na niala tamy
ny làlanao ny dianay;
19 Na dia nanorotoro anay teo amy ny
fitoerany ny amboan' ala Hianao, ka nana-
rona anay tamy ny aloky ny fahafatesana.
20 Raha tàhiny nanadino ny anaran' An-
driamanitray izahay, sa naninjitry ny tàna-
nay tamy ny andriamanitra tsy izy;
21 Dia tsy ho tadiavin' Andriamanitra
v' izany? f' Izy mahalala ny miafina eo
am-po.
22 Fa Hianao no amonoana anay isan'
andro; voa isa toy ny ondry ho vonoina
izahay.
23 Mifohaza, nahoana no matory Hianao,
Tompo ô? mitsangàna, aza manary *anay*
mandrakizay Hianao.
24 Nahoana no manafiny ny tavanao Hia-
nao, *ka* manadino ny fahantranay sy ny
fahorianay?
25 Fa miankohoka amy ny vovoka ny
fanahinay: mirekitra amy ny tany ny ki-
bonay.
26 Mitsangàna hanampy anay, ary avoty
izahay araky ny famindram-ponao.

## FIHIRANA XLV.

Ho any ny mpiventy hira, amy ny Sosani-
ma: ho any ny zanaky Kora, masikily,
fihiram-pitiavana.

MAMOIPOITRA teny tsara ny foko: milaza
ny asa nataoko ho any ny Mpanjaka aho:
fanoratany ny mahay manoratra faingiana
ny lelako.—
2 Tsara-tarehy lavitra Hianao noho ny
zanak' olombelona; zava-tsoa naidina tamy
ny molotrao: izany no nitahian' Andriama-
nitra Anao mandrakizay.
3 Ry lehi-mahery, misikìna ny sabatrao
amy ny fenao, dia ny lazanao sy ny voni-
nahitrao.
4 Ary mitaingena soa aman-tsara amy ny
voninahitrao, satria ny teny marina, sy fa-
lemem-panahy, *ary* fahamarinana; ary ham-
pianatra Anao zava-mahatahotra ny tàna-
nao ankavanana.
5 Eo anatiny ny fony ny fahavalony ny
Mpanjaka ny zana-tsipìkao maranitra; lavo
eo ambaninao ny olona maro.

6 Ry Andriamanitr' ô, ny lapanao mandrakizay mandrakizay; fitondrana fahamarinana no fitondrany ny fanjakanao.
7 Hianao efa tia ny fahamarinana, k' efa halanao ny heloka: ary Andriamanitra, dia Andriamanitrao, efa nanoso-tsolikia fifaliana Anao mihoatra noho ny namanao.
8 Miora, sy aloe, *ary* kasia no fitafianao rehetra, avy tamy ny trano ivory, avy taminy izay nampifaly Anao.
9 Eo amy ny andriambavinao ireo zanaka-vaviny ny mpanjaka maro: eo amy ny tànanao ankavanana itoerany ny vadiny ny Mpanjaka, miravaka volamena Ofira.
10 —Henoy, ry zaza-vavy, dia jereo, ka atongilano ny sofinao; ary hadinoy ny olonao, sy ny tranon-drainao;
11 Dia ho tiany ny Mpanjaka ny hatsara-tarehinao; f' Izy no Tomponao; ka andeha hitsaoka Azy hianao.—
12 Ary ny zanaka-vavy any Toro *hitondra* zavatr' omena; ny manan-karena eo amy ny vahoaka hitady ny tavanao.
13 Malaza indrindra eo an-trano ny zanaka-vavini-mpanjaka: voa tenona volamena ny fitafiany.
14 Mitafy lamba misoratsoratra, ho entina any amy ny Mpanjaka izy: manaraka azy, ho entina any aminao ny mpitovo-vavy, namany.
15 Fifaliana sy faharavoana no hitondrany ireny: hiditra any an-tranony ny Mpanjaka izareo.
16 Ho solon-drainao ny zanakao, izay hataonao andriandahy eo amy ny tany rehetra.
17 Hampahatsiaro ny anaranao hatramy ny taranaka fara-mandimby indrindra aho. Izany rehetr' izany hiderany ny olona Anao mandrakizay mandrakizay.

## FIHIRANA XLVI.

Ho any ny mpiventy hira, ho any ny zanaky Kora: tonon-kira amy ny Alamôta.

ANDRIAMANITRA no aro sy hery ho antsikia; mpanampy mora azo indrindra eo amy ny fahoriana Izy.
2 Izany tsy hatahorantsikia, na dia hihiorohoro ny tany, ary na dia hifindra eo afovoany ny ranomasina ny tendrombohitra;
3 *Na dia* hirohondrohona *sy* hisambóaravoara ny ranony; *na dia* ny fiakarany hampihiorohoro ny tendrombohitra. Sela.
4 *Misy* ony, ny sampan-dranony mampifaly ny tanànan' Andriamanitra, fahamasinany ny fonenany ny Avo indrindra.
5 Andriamanitra eo afovoany; tsy mba hihietsikietsikia iny: Andriamanitra hamonjy iny, dieny tsy mbola mazava-ratsy ny andro.
6 Nikiorokoro ny firenen-tsamihafa, nikiotrankotrana ny fanjakana maro: nanonony ny feony Izy, niempo ny tany.
7 Iehôvah *Tompony* ny maro momba antsikia; Andriamanitry Iakôba no aro ho antsikia. Sela.
8 Avia, jereo ny asany Iehôvah, ny fandravana izay nataony teo amy ny tany.
9 Mampitsahatr' ady hatramy ny farany ny tany Izy; manapaky ny tsipìkia Izy, ka manito ny lefona; mandoro ny fiarakodia amy ny afo Izy.
10 —Mitsahara, ka fantaro f' Izaho no Andriamanitra: hasandratra eo amy ny firenen-tsamihafa Aho, hasandratra eo amy ny tany Aho.—
11 Iehôvah *Tompony* ny maro momba antsikia; Andriamanitry Iakôba no aro ho antsikia. Sela.

## FIHIRANA XLVII.

Ho any ny mpiventy hira, fihirana ho any ny zanaky Kora.

HIANAREO olon-drehetra, mitehafa tànana; mihiobia ho an' Andriamanitra amy ny feo mahafaly.
2 F' Iehôvah avo indrindra no hatahorana; Mpanjaka lehibe ambony ny tany rehetra *Izy*.
3 Mandresy ny olona maro ho ambanintsikia Izy, ary ny firenen-tsamihafa ho ambany ny tongotsikia.
4 Mifidy ny lovantsikia ho antsikia Izy, dia ny voninahitry ny Iakôba izay efa tiany. Sela.
5 Efa niakatra tamy ny fiantsoana Andriamanitra, Iehôvah tamy ny fanenon-trompetra.
6 Mihirà ho an' Andriamanitra, mihirà; mihirà; mihirà ho any ny Mpanjakantsikia.
7 Fa Mpanjaka amy ny tany rehetra Andriamanitra: mahaiza mihira hianareo.
8 Andriamanitra manjaka amy ny firenen-tsamihafa: Andriamanitra mipetraka eo ambony ny lapany masina.
9 Ny andriandahiny ny firenen-tsamihafa

miangona, *ambany* ny olon' Andriamanitry Abirahama: fa an' Andriamanitra ny ampingiany ny tany: asandratr' indrindra Izy.

## FIHIRANA XLVIII.

Tonon-kira, fihirana, ho any ny zanaky Kora.

LEHIBE Iehôvah, ka ho derain' indrindra, eo an-tanànan' Andriamanitsikia, eo an--temdrombohiny masina.
2 Tsara fitoerana, fifaliany ny tany rehetra ny tendrombohitra Ziôna; eo amy ny faritry ny sisiny avaratra, ny tanànany ny Mpanjaka lehibe.
3 Andriamanitra efa fantatra any an--tranon' andriana eo, ho fiarovana:
4 F' indro, niangona ny mpanjaka maro, niara-nandalo avokoa izareo;
5 Nijery izareo, ka talanjona; very hevitra izareo; nalaky nandositra izareo;
6 Hovotra nahazo azy teo, dia fanaintainana tahaky ny vehivavy miteraka:
7 Noho ny rivotra avy tany atsinanana *izay* mamaky ny sambo Tarisisa.
8 Araky izay efa rentsikia, no hitantsikia teo an-tanànany Iehôvah *Tompony* ny maro, teo an-tanànan' Andriamanitsikia: Andriamanitra mampitoetry iny mandrakizay. Sela.
9 Efa nihievitry ny fiantranao teo anatiny ny tempolinao izahay, Andriamanitr' ô.
10 Manahaky ny anaranao, Andriamanitr' ô, ny fiderana Anao hatramy ny farany ny tany: feno fahamarinana ny tànanao ankavanana.
11 Aoky hifaly ny tendrombohitra Ziôna, aoka ho ravoravo ny zanaka-vaviny Ioda, noho ny fitsaranao.
12 Manodidìna any Ziôna hianareo, ary mandehana hanodidiny iny: isao ny trano fiarovany.
13 Diniho tsara ny màndany, izahao ny tranon' andriana eo; mba hambaranareo amy ny taranaka mandimby.
14 F' itoy Andriamanitr' itoy no Andriamanitsikia mandrakizay mandrakizay: Izy hitarikia antsikia mandra-pahafaty.

## FIHIRANA XLIX.

Ho any ny mpiventy hira: fihirana ho any ny zanaky Kora.

MANDRENESA izany, hianareo olon-drehetra; mihainoa hianareo rehetra, izay monina eo aminy izao tontolo izao:
2 Na zanaky ny ambany, na zanaky ny ambony, ny manan-karena koa, ambany ny malahelo.
3 Ny vavako hiteny fahendrena; ary fahalalana no hevitry ny foko:
4 Hatongilako ny sofiko *hihaino* ohabolana: hanambara ny teniko miafina amy ny lokanga aho.
5 Nahoana no hatahotra amy ny andro fahoriana aho, *raha* hanodidina ahy ny heloky ny mpamingiana ahy?
6 Izay matoky ny hareny, ka mirehareha amy ny habeny ny fananany;
7 Tsy misy olona mahavotry ny rahalahiny tsy akory, na mahay manome an' Andriamanitra izay mahavotra azy:
8 (Fa lehibe ny avotry ny ainy, ka tsy hita mandrakizay iny:)
9 Mba ho velona mandrakizay izy, ka tsy hitany ny lo.
10 Fa hitany *fa* maty hiany ny olon--kendry; ary ny adala, sy ny olon-ketrina, samy very izareo, ka avelany ny fananany ho any ny sasany.
11 Ny fihieverany fa ho mandrakizay ny tranony, *ary* hahatratry ny taranaka fara--mandimby ny fonenany; araky ny anarany no ataony ny taniny.
12 Nefa ny olona tsy mitoetra eo amy ny voninahitra: manahaky ny biby izay maty izy.
13 Itoy no làlan-kalehany, dia ny fahadalany: ary ny zanany mandimby azy mankasitraky ny teniny. Sela.
14 Tahaky ny ondry no ametrahana azy eo am-pasana; ny fahafatesana hihinana azy; ary hanapaka azy ny mahitsy nony maraina; ary ny hatsara-tarehiny ho lany any am-pasana, fa fonenany iny.
15 Fa Andriamanitra hamonjy ny aiko amy ny heriny ny fiainan-tsi-hita: fa handray ahy Izy. Sela.
16 Aza matahotra hianao, satria manan--karena ny olona, ka mitombo ny voninahitry ny tranony;
17 Fa tsy hitondra na inona na inona izy, raha maty; tsy mba hidina hanaraka azy ny voninahiny.
18 Na dia midera ny fanahiny izy, raha mbola velona, na dia midera anao ny olona, raha manao soa tena hianao;
19 Hankany amy ny tarana-drainy izy; tsy hahita ny mazava intsony ireny.
20 Ny olona izay manam-boninahitra,

ka tsy manan-tsaina, manahaky ny biby
izay maty.

## FIHIRANA L.

Fihirany Asafa.

IEHÔVAH, Andriamanitry ny andriamanitra, niteny, ka niantso ny tany hatramy ny fiposahany ny masoandro, ka hatramy ny filentehany.

2 Avy tany Ziôna, hatsara-tarehy tanteraka, namirapiratan' Andriamanitra.

3 Ho avy Andriamanitsikia, ka tsy hangingina Izy: hialoha Azy ny afo mandevona; ary ny tafio-drivotra mahery hanodidina Azy.

4 Hiantso ny lanitra any ambony, sy ny tany, Izy, mba ho tsarainy ny olony:

5 —Angony aty amiko ny oloko masina; izay efa nanao fanekena tamiko tamy ny fanalamboady.—

6 Ho toriny ny lanitra ny fahamarinany: fa Andriamanitra no mpitsara. Sela.

7 —Mihainoa, ry oloko, fa hiteny Aho: ry Isiraely, fa hiampanga anao Aho: Andriamanitra, dia ny Andriamanitrao, Aho.

8 Tsy ny fanalamboadinao hananarako anao, ary efa teo anatrehako mandrakariva ny fanatitrao hodorana.

9 Tsy haka omby amy ny tranonao Aho, *na* osi-lahy amy ny fisokonao.

10 Fa Ahy ny biby rehetra any an-ala, *sy* ny omby any an-tendrombohitra arivo.

11 Fantatro ny voron-drehetra any an--tendrombohitra: ary Ahy ny biby dia any an-tsaha.

12 Raha tàhiny noana Aho tsy mba ho lazaiko aminao: fa Ahy izao tontolo izao, sy ny eo aminy.

13 Hihinany ny nofon' ombelahy va Aho, sa hisotro ny ran' osi-lahy?

14 Atero fanalamboady fiderana ho an' Andriamanitra; ary efao ny voadinao amy ny Avo indrindra:

15 Ary antsoy Aho amy ny andro fahoriana: hamonjy anao Aho, ka hanome voninahitra Ahy hianao.—

16 Fa hoy Andriamanitra amy ny ratsi--fanahy, Ataonao ahoana hitory ny lalàko, sa hitondra ny fanekeko eo am-bavanao?

17 F' efa halanao ny fananarana, ka narianao teo ivohonao ny teniko.

18 Raha nahita mpangalatra hianao, dia nirai-tetikia taminy hianao, ary tamy ny mpanintaka ny fiombonanao.

19 Natolotrao ny vavanao *hamoaky* ny ratsy, ary ny lelanao namorom-pitaka.

20 Nipetraka hiteny ratsy ny rahalahinao hianao; nanendrikendriky ny zanaka-lahin-dreninao hianao.

21 Izany no nataonao, dia nangina hiany Aho; nataonao fa nanahaka anao hiany Aho: hananatra anao Aho, ka handahatry *izany* eo imasonao.

22 Hevero izany ankehitriny, hianareo izay manadino an' Andriamanitra, fandroa hamiravira Aho, ka tsy hisy hamonjy.

23 Izay manatitra fanalamboady fiderana no mankalaza Ahy: ary izay mitandriny ny làlan-kaleha no hasehoko ny famonjen' Andriamanitra.

## FIHIRANA LI.

Ho any ny mpiventy hira: fihirany Davidy, raha tonga i Natana mpaminany teo aminy, rehefa nankany aminy Batiseba izy.

MAMINDRÀ-FO amiko, ry Andriamanitr' ô, araky ny famindram-ponao: araky ny habeny ny fiantranao, vonoy ny fahadisoako.

2 Sasao madio aho ho afaka ny heloko, ary diovy aho ho afaka ny otako.

3 Fa maneky ny fahadisoako aho, ary eo anatrehako mandrakariva ny fahotako.

4 Nanota taminao, dia taminao hiany, aho, ka nanao ratsy teo imasonao: mba ho marina Hianao, raha miteny Hianao, *ary* hahitsy Hianao, raha mitsara Hianao.

5 Indro, efa torontoronina teo amy ny heloka aho; ary efa niteraka ahy teo amy ny fahotana ny reniko.

6 Indro, ny marina eo anatiny ny fo no tianao: ary fahendrena eo amy ny miafina no ampahalalanao ahy.

7 Diovy hisopa aho, dia hadio aho: sasao aho, dia ho fotsy lavitra noho oram--panala aho.

8 Ampandreneso fifaliana sy fabaravoana aho; hifaliany ny taolana izay voa vakinao.

9 Afeno ny tavanao ny fahotako, ary vonoy ny heloko rehetra.

10 Asivy fo madio ho ahy, ry Andriamanitr' ô; ary velomy fanahy marina eo anatiko.

11 Aza mampiala ahy eo anatrehanao; ary aza manesotra amiko ny Fanahinao masina.

12 Ampodio amiko ny fifaliany ny fa-

monjenao; ary ampihiazony ny fanahy mazoto aho.
13 *Dia* hampianatry ny mpanota ny làlanao aho; ary ny meloka haverina ho aminao.
14 Vonjeo amy ny ra *nalatsaka* aho, ry Andriamanitr' ô, Andriamanitry ny famonjena ahy: hihira ny fahamarinanao ny lelako.
15 Tompo ô, sokafy ny molotro; ary ny vavako hitory ny fiderana Anao.
16 Fa tsy tianao fanalamboady, na dia homeko aza; fanatitra hodorana tsy sitrakao.
17 Fanalamboady *sitrak'* Andriamanitra, fanahy torotoro; fo torotoro sy mangorakoraka, ry Andriamanitr' ô, tsy mba ho ratsinao.
18 Manava soa aminy Ziôna, araky ny sitra-ponao: atsangano ny màndany Ieriosalema.
19 Dia ho sitrakao ireo fanalamboady marina, *ambany* ny fanatitra hodorana, sy ny fanatitra voa dotra avokoa: dia haterina omby eo ambony ny fivoadianao.

## FIHIRANA LII.

Ho any ny mpiventy hira: masikily any Davidy, raha tonga i Dôega Edoma, ka nilaza taminy Saola, ary hoy izy taminy, Tonga teo an-tranony Ahimeleka i Davidy.

NAHOANA ny ratsy no ireharehanao, ry lehi-mahery? mandrakariva ny fiantran' Andriamanitra.
2 Mamoron-doza ny lelanao, tahaky ny hereza maranitra, ry mpanao fitaka.
3 Tia ny ratsy lavitra noho ny tsara hianao; ny laingia noho ny miteny ny marina. Sela.
4 Ny teny rehetra mandripaka tianao, ry lela mamitaka.
5 Andriamanitra kosa handringiana anao mandrakizay: hisambotra anao sy handrombaka anao amy ny fonenana Izy, ka hamongotra anao amy ny taniny ny velona. Sela.
6 Ary ny marina hijery, dia hatahotra, ka hihiomehy azy:
7 Indro, io lehilahy tsy nanao an' Andriamanitra ho heriny; fa natoky ny habeny ny hareny, *ka* nampahatanja-tena tamy ny fanahi-ratsiny izy.
8 F'izaho, eo an-tranon' Andriamanitra, manahaky ny hazo oliva mandravina: matoky ny famindram-pon' Andriamanitra mandrakizay mandrakizay aho.
9 Hidera Anao mandrakizay aho, f' efa nataonao: ary hanantena ny anaranao eo anatrehany ny olonao masina aho, fa tsara iny.

## FIHIRANA LIII.

Ho any ny mpiventy hira amy ny Mahalata: masikily any Davidy.

HOY ny adala tam-pony, Tsy misy Andriamanitra. Efa simba izareo, ka nanao meloka vetaveta izareo, tsy misy manao soa.
2 Andriamanitra teny an-danitra nitsinjo ny zanak'olombelona, mba hizaha na nisy nahalala, *ka* nitady an' Andriamanitra.
3 Samy efa nihiemotra izy rehetra: samy efa nihiavetaveta izy rehetra; tsy misy manao soa, tsia, na iray akory aza.
4 Tsy mahalala va ny mpanao meloka? izay mihinany ny oloko *toy* ny mihina-mofo: tsy miantso an'Andriamanitra izareo.
5 Indry, natahotra dia natahotra izareo, kanjo tsy nisy tahotra: fa Andriamanitra efa nanely ny taolany izay mitoby *hanohitra* anao: efa nampahamenatra *azy* hianao, f' efa narian' Andriamanitra izareo.
6 Enga ka hivoaka any Ziôna ny famonjeny ny Isiraely! Raha mampody ny olony voa babo Andriamanitra, dia ho faly ny Iakôba, ho ravoravo ny Isiraely.

## FIHIRANA LIV.

Ho any ny mpiventy hira amy ny valiha: masikily any Davidy, raha tonga ny Zify, ka nilaza taminy Saola, Tsy miery eo aminay v' i Davidy?

AMPAMONJEO ny anaranao aho, ry Andriamanitr' ô, ary omeo ny rariny araky ny herinao aho.
2 Andriamanitr' ô, henoy ny hatako; mihainoa ny teniny ny vavako.
3 Fa vahiny mitsangana hanohitra ahy, ary olon-doza-be mitady ny aiko: tsy mampitoetra an' Andriamanitra eo anatrehany izareo. Sela.
4 Indro, Andriamanitra mpanampy ahy: ny Tompo momba izay manohany ny fanahiko.
5 Hamaly ratsy ny fahavaloko Izy: aoky ny fahamarinanao handringiananao azy.
6 Sitra-po no hanalako-voady ho Anao: hidera ny anaranao aho, Iehôvah ô; fa tsara iny.
7 F' efa namonjy ahy tamy ny fahorian-

-drehetra Izy: ary efa hitany ny masoko *izay iriny* ny amy ny fahavaloko.

## FIHIRANA LV.

Ho any ny mpiventy hira amy ny valiha: masikily any Davidy.

MIHAINOA ny fivavako, ry Andriamanitr' ô,
ary aza miery amy ny hatako Hianao.
2 Henoy aho, ka valio aho: mifindrafindra
raha mitaraina aho, ary very hevitra aho;
3 Noho ny feony ny fahavalo, noho ny
fandozany ny ratsi-fanahy; fa manaron-
-doza ahy izareo, ary fahatezerana andra-
fiany ahy.
4 Ory eo anatiko ny foko: ary ny fam-
pitahorany ny fahafatesana nanjo ahy.
5 Tahotra sy hovotra nahazo ahy, ary
nanarona ahy ny horohoro.
6 Ary hoy izaho, Enga ka manan' elatra
tahaky ny voromailala aho: *dia* handositra
aho, ka hitoetra:
7 Indro, hirenireny eny lavitr' eny aho,
honina any an-efitra aho: Sela.
8 Halaky handositry ny tafio-drivotra, *sy*
ny rambon-danitra, aho.
9 Aringiano, saraho ny lelany, ry Tompo ô:
fa nahita loza sy ady tany an-tanàna aho:
10 Manodidiny iny andro aman' alina
izareo, any ambony ny màndany: ary he-
loka sy fampahoriana no eo afovoany:
11 Ratsy no eo anatiny: ary fitaka sy
fanangolena tsy mba miala amy ny làlam-
-beny.
12 Fa tsy fahavalo no nanaratsy ahy; dia
niaritra hiany aho: tsy mpandrafy ahy no
nirehareha tamiko; dia niery azy aho:
13 Fa hianao, lehilahy mitovy razana
amiko, sakaizako, sy olom-pantatro.
14 Niara-niresaka teny mamy isikia, niara-
-nandeha tamy ny maro ho any an-tranon'
Andriamanitra isikia.
15 Aoka hahazo azy ny fahafatesana,
aoky hidina velona any am-pasana izareo:
fa ratsy no eo amy ny fonenany, dia eo afo-
voany.
16 Izaho, dia hiantso an' Andriamanitra
aho; ary Iehôvah hamonjy ahy.
17 Hariva, sy maraina, ary antoandro,
hivavahako sy hitarainako: dia hihaino ny
feoko Izy.
18 Efa namonjy ny fanahiko soa aman-
-tsara taminy izay niady tamiko Izy, na
dia maro no nanohitra ahy.
19 Hihaino Andriamanitra, ka hampa-
hory azy, eny, Izay mitoetra hatramy ny
taloha. Sela. Satria tsy manam-piovana,
dia tsy matahotra an' Andriamanitra iza-
reo.
20 Efa naninjitry ny tànany hanohitry
izay nihiavana taminy izy: namadiky ny
fanekeny izy.
21 Nalambolambo kokoa noho ny ronono-
mandry ny vavany, kanjo ady no teo am-po-
ny: nalemilemy kokoa noho ny solikia ny
teniny, kanjo sabatra voa tsoaka ireny.
22 Ampitondray any Iehôvah ny entanao,
ary Izy hanohana anao: tsy havelany hi-
hietsikietsikia mandrakizay ny marina.
23 Fa Hianao, Andriamanitr' ô, hampi-
diny ireo any an-davaka fanimbana: olona
mandatsa-dra sy mamitaka tsy hahatratry
ny an-tsasaky ny androny; f' izaho hatoky
Anao.

## FIHIRANA LVI.

Ho any ny mpiventy hira amy ny Ionata-elema-rekokima: mikitama any Davidy, raha nisambotra azy tany Gata ny Filisitia.

MAMINDRÀ-FO amiko, Andriamanitr' ô:
fa mandripaka ahy ny olona: mampahory
ahy isan' andro ny mpiady.
2 Mandripaka isan' andro ny fahava-
loko: maro tokoa no mirehareha miady
amiko.
3 Ny andro hatahorako hatokiako Anao.
4 Andriamanitra ho deraiko, dia ny teni-
ny: Andriamanitra itokiako; izaho tsy
hatahotry izay hataony ny nofo amiko.
5 Isan' andro isavihiany ny teniko: ny
fihieverany rehetra *ataony* mba handratra
ahy.
6 Miangona izareo, miery izareo, mitsongo-
-dia ahy izareo, toa miandry *hahazo* ny
aiko izareo.
7 Hamonjy azy va ny heloka? manetre
ny olona an-katezerana, Andriamanitr' ô.
8 Manisa ny firenireniko Hianao: atavy
eo an-tavoahanginao ny ranomasoko: tsy
eo an-taratasinao v' *ireny*?
9 Hiamboho ny fahavaloko amy ny andro
hiantsoako: fantatro izany, satria momba
ahy Andriamanitra.
10 Andriamanitra ho deraiko, dia ny teny:
Iehôvah ho deraiko, dia ny teny.

11 Andriamanitra itokiako: izaho tsy hatahotry izay hataon' olona amiko.
12 Nivoady taminao aho, Andriamanitr' ô: hanefa aminao ireo fideran' ireo aho.
13 F' efa namonjy ny fanahiko tamy ny fahafatesana Hianao: tsy *hamonjy* ny tongotro va *Hianao* mba tsy ho solafaka, handehanako eo anatrehan' Andriamanitra amy ny fahazavany ny velona?

## FIHIRANA LVII.

Ho any ny mpiventy hira, Ali-tasikita: mikitama any Davidy, raha nandositra any Saola tany an-davaka izy.

Mamindrà-fo amiko, Andriamanitr' ô, mamindrà-fo amiko: fa Hianao no itokiany ny fanahiko: eny, ny aloky ny elatrao no itokiako, mandra-pahalasany ny fampahoriana.
2 Hitaraina amin' Andriamanitra, Avo indrindra, aho; dia amin' Andriamanitra, Izay manefa ho ahy.
3 Hamoaka any an-danitra Izy, ka hamonjy ahy, na dia manaratsy ny mpandripaka ahy. Sela. Havoak' Andriamanitra ny famindram-pony sy ny fahamarinany.
4 Ny fanahiko eo afovoany ny liona; mandry eo amy ny zanak' olombelona izay mirehitra aho: lefona sy zana-tsipìkia ny nifiny, ary sabatra maranitra ny lelany.
5 Misandrata any ambony ny lanitra Hianao, Andriamanitr' ô: aoka ho any ambony ny tany rehetra ny voninahitrao.
6 Efa namela-pandrikia hisambotry ny tongotro izareo; miondrikia ny fanahiko: nihiady lavaka teo anoloako izareo, lavo teo afovoany izareo. Sela.
7 Tafatoetra ny foko, Andriamanitr' ô, tafatoetra ny foko: hihira sy hidera aho.
8 Mifohaza, ry voninahitro; mifohaza, ry sodina sy lokanga; hifoha maraina koa aho.
9 Hankalaza Anao eo amy ny vahoaka aho, Tompo ô: hidera Anao eo amy ny firenen-tsamihafa aho.
10 Fa lehibe hatramy ny lanitra ny famindram-ponao, ary mihiatramy ny rahona ny fahamarinanao.
11 Misandrata any ambony ny lanitra Hianao, Andriamanitr' ô: aoka ho any ambony ny tany rehetra ny voninahitrao.

## FIHIRANA LVIII.

Ho any ny mpiventy hira, Ali-tasikita: mikitama any Davidy.

Manao teny marina tokoa va hianareo, ry fiangonana? mitsara mahitsy va hianareo, ry zanak' olombelona?
2 Ny fo koa amoronanareo ny ratsy; ny lozany ny tànanareo lanjainareo ho amy ny tany.
3 Mivily hatrany am-bohoka ny ratsi-fanahy: mania hatrany an-kibo izareo, miteny laingia.
4 Ny odi-ratsiny manahaky ny odi-ratsiny ny menarana; manahaky ny bibi-lava marenina izay manentsin-tadiny izareo;
5 Izay tsy mihaino ny feony ny mpanao-ody, na dia mahai-ody indrindra izareo.
6 Andriamanitr' ô, torotoroy ny nifiny eo am-bavany: vakio ny vazany ny zanaky liona, ry Iehôvah ô.
7 Aoka ho ritra izareo tahaky ny ranomaria, izay mandeha ho azy: *raha* mamboatra *tsipìkia handefany* ny zana-tsipìkia izy, aoka ho toy ny tapatapaka ireny.
8 Aoka ho levona izareo tahaky ny lelaosy miempo: aoky tsy hahita masoandro izareo, *tahaky* ny vaki-mantam-behivavy.
9 Dieny tsy mbola azony ny tsilo ny vilaninareo, aoka ho entiny ny tafio-drivotra ireny, na ny lena na ny maina.
10 Hifaly ny marina, raha mahita ny fampijaliana izy: hanoza ny tongony eo amy ny rany ny ratsi-fanahy izy:
11 Dia hoy ny olona, Manan-tamby tokoa ny olo-marina; misy Andriamanitra tokoa, Izay mitsara eo amy ny tany.

## FIHIRANA LIX.

Ho any ny mpiventy hira, Ali-tasikita: mikitama any Davidy; raha naniraka i Saola, ka niambiny ny trano hamonoana azy *ny olona.*

Vonjeo amy ny fahavaloko aho, Andriamanitro ô; arovy aminy izay miodina amiko aho.
2 Afaho amy ny mpanao-ratsy aho, ary vonjeo amy ny mpandatsa-dra aho.
3 F' indro, manotriky ny aiko izareo: miangona hanohitra ahy ny mahery; tsy *noho* ny fahadisoako, na ny fahotako, Iehôvah ô.

4 Tsy heloka no ihiazakazahany sy anam-
boarani-tena: mifohaza hitsena ahy, ka
jereo.
5 Ary Hianao, Iehôvah ô, Andriamani-
try ny maro, Andriamanitry ny Isiraely,
mifohaza hamangy ny firenen-drehetra: aza
mamidra-fo aminy izay rehetra mamitaka
manao ratsy. Sela.
6 Miverina nony hariva izareo; mivovo
tahaky ny amboa izareo, ka manodidiny ny
tanàna.
7 Indro, mandrezatra amy ny vavany iza-
reo: sabatra eo amy ny molony,—F' iza
no mandre?—
8 Fa Hianao, Iehôvah ô, hihiomehy azy;
Hianao haneso ny firenen-drehetra.
9 Hiandry Anao aho *noho* ny heriny: fa
Andriamanitra no fiarovana ahy.
10 Andriamanitra Izay mamindra-fo ami-
ko hialoha ahy: Andriamanitra hampijery
ahy ny fahavaloko.
11 Aza mamono azy Hianao, fandroa
hanadino ny oloko: ampielezo ny herinao
izareo: ka ampietreo izareo, Tompo ô, ry
ampingianay.
12 Aoka ho samborina eo amy ny fireha-
rehany izareo, *noho* ny fahotany ny vavany
*sy* ny teniny ny molony, eny, noho ny
ozona sy ny laingia ataony.
13 Aoka haringianao an-katezerana iza-
reo, aoka haringianao izareo, ka tsy izy;
ary aoka ho fantatra, hatramy ny farany ny
tany, fa Andriamanitra no manapaka eo
amy ny Iakôba. Sela.
14 Ary miverina nony hariva izareo; mi-
vovo tahaky ny amboa izareo, ka mano-
didiny ny tanàna.
15 Izareo miriorio mitady hanina; mierina
raha tsy ho voky izareo.
16 F' izaho, hihira ny herinao aho; ary
hidera ny famindram-ponao nony maraina
aho: f' efa fiarovana ahy Hianao, ary fie-
rena amy ny androny ny fahoriako.
17 Hihira ho Anao aho, ry Heriko: fa
Andriamanitra no fiarovana ahy, dia An-
driamanitra Izay mamindra-fo amiko.

## FIHIRANA LX.

Ho any ny mpiventy hira amy ny Siosana-ediota: mikitama any Davidy, mba hampianatra; raha niady tany Arama-naharaima izy, ary tany Arama-zoba, raha niverina Ioaba, ka namely ny Edoma roa arivo amby iray alin-dahy teo an-dohasaha fanasina.

Ry Andriamanitr' ô, efa nanary anay Hia-
nao, efa nampiely anay Hianao, efa tezitra
Hianao; miverena ho aminay Hianao.
2 Efa nampihiorohoro ny tany Hianao,
efa nandrava iny Hianao; amboary ny ra-
vany, fa mihietsikietsikia iny.
3 Efa nampahita ny olonao zava-tsarotra
Hianao, efa nampisotro anay ny divay fan-
govitana Hianao.
4 Efa nomenao izay matahotra Anao
faneva hiangonany, noho ny teny marina.
Sela.
5 Mba ho vonjena ny malalanao; am-
pamonjeo ny tànanao ankavanana *aho*, ka
valio aho.
6 Andriamanitra niteny tamy ny fa-
hamasinany; hifaly aho, hizara any Se-
kema aho, ary ny lohasaha Sokôta hoaha-
riko;
7 Ahy ny Gileada, ary ahy ny Manase;
ary arony ny lohako ny Efiraima; mpa-
nome ny lalàko ny Ioda;
8 Taviko fanozana ny Moaba; ny Edoma
no hanipazako ny kiraroko: izaho no hi-
hiobianao, ry Filisitia.
9 Iza no hitondra ahy *any an*-tanàna
mafy? iza no hitarikia ahy ho any Edoma?
10 Tsy Hianao va, Izay efa nanary anay,
Andriamanitr' ô? ary Izay tsy efa nivoaka
nomba ny miaramilanay, Andriamanitr' ô?
11 Vonjeo amy ny fahoriana izahay:
fa zava-poana ny famonjen' olona.
12 Andriamanitra no hanavantsikia zava-
-mahery: f' Izy no hanitsakitsaky ny fa-
havalontsikia.

## FIHIRANA LXI.

Ho any ny mpiventy hira amy ny valiha: *fihirany* Davidy.

Henoy ny fitarainako, Andriamanitr' ô;
tandremo ny fivavako.
2 Eo amy ny farany ny tany hitarainako
aminao, raha vonton' alahelo ny foko: ento
aho ho any am-batolampy izay avo tsy
tratro.
3 F' efa fiereko, trano fiarovana mafy
tamy ny fahavalo, Hianao.
4 Aoky hitoetra aho eo an-tranonao man-
drakizay: aoky hiery ambany ny fanaro-
nany ny elatrao aho. Sela.

5 Fa Hianao, Andriamanitr' ô, efa nandre ny voadiko: efa nomenao *ahy* ny lovany izay matahotry ny anaranao.
6 Hanamaro ny andro hiainany ny mpanjaka Hianao: ny taonany hanahaky ny taranaka mifandimby.
7 Aoky hitoetra eo anatrehan' Andriamanitra mandrakizay izy: tendreo famindram-po sy fahamarinana hiaro azy.
8 Izany hihirako ny anaranao mandrakizay, mba hanefako isan' andro ny voadiko.

## FIHIRANA LXII.

Ho any ny mpiventy hira, dia ho any Iediotiona: fihirany Davidy.

ANDRIAMANITRA tokoa no iankinany ny fanahiko: Izy no ihiaviany ny famonjena ahy.
2 Izy tokoa no vatolampiko sy famonjena ahy; dia fiarovana ahy; tsy mba hihietsikietsikia be loatra aho.
3 Mandra-pahoviana no hasianareo ratsy olona? *mandra-pahoviana no* ho vonoinareo rehetra, toa mànda mirona, *sy* rova mihievihevy, *izy*?
4 Misaina hampietry ny voninahiny izareo: laingia no ifaliany: misaotra amy ny vavany izareo, fa manozona amy ny fony. Sela.
5 Miankìna amin' Andriamanitra tokoa hianao, ry fanahiko: f' Izy no antenaiko.
6 Izy tokoa no vatolampiko sy famonjena ahy; dia fiarovana ahy; tsy mba hihietsikietsikia aho.
7 Avy amin' Andriamanitra ny famonjena ahy, sy ny voninahitro: ny vatolampiko mafy, *sy* ny aroko, eo amin' Andriamanitra.
8 Matokia Azy mandrakariva, hianareo olona: avoahy ny fonareo eo anatrehany: Andriamanitra no fiarovana ho antsikia. Sela.
9 Zava-poana tokoa ny zanaky ny ambany, laingia ny zanaky ny ambony; raha hatao amy ny mizana, *dia maivamaivana* kokoa noho ny zava-poana izy roroa.
10 Aza matoky ny fandozana, ary aza ny halatra no ireharehanareo foana: raha mitombo harena, aza mampitoetry ny fonareo *aminy*.
11 Niteny indrai-mandeha Andriamanitra: nandre indroa aho izao; fa an' Andriamanitra ny hery.
12 Anao ny famindram-po koa, Tompo ô, fa Hianao hanome ny olon-drehetra araky ny asany.

## FIHIRANA LXIII.

Fihirany Davidy, raha tany an-efitra any Ioda izy.

ANDRIAMANITR' ô, Andriamanitro Hianao; hitady Anao maraina aho: mangetaheta Anao ny fanahiko, maniry Anao ny nofoko eo amy ny tany maina sy mangentana tsy misy rano;
2 Mba hijery ny herinao sy ny voninahitrao, tahaky ny fijereko Anao teo amy ny fitoerana masina.
3 Ny molotro hidera Anao, fa tsara lavitra noho ny aina ny fiantranao.
4 Izany hisaorako Anao, raha mbola velona koa aho: hanandratry ny tànako eo amy ny anaranao aho.
5 Ho voky ny fanahiko toy ny amy tsoka sy ny tavy; ary hidera *Anao* amy ny molotra mifaly ny vavako;
6 Raha mahatsiaro Anao eo am-pandriako aho, *ka* mihievitra Anao eo amy ny fiambenana.
7 F' efa namampy ahy Hianao, dia ho faly eo ambany ny aloky ny elatrao aho.
8 Mirekitra aminao ny fanahiko: manohana ahy ny tànanao ankavanana.
9 F' izay mitady handringiany ny aiko hiditra any ambany ny tany:
10 Halefa ho amy ny herin-tsabatra izareo: ho anjarany ny amboa dia izareo.
11 Fa ny mpanjaka hifaly amin' Andriamanitra; ho finaritra izay rehetra mianiana aminy: fa hakombona ny vavany izay rehetra mandaingia.

## FIHIRANA LXIV.

Ho any ny mpiventy hira: fihirany Davidy.

HENOY ny feoko raha mitaraina aho, Andriamanitr' ô: arovy ny aiko amy ny fahavaloko mahatahotra.
2 Afeno ho afaka amy ny fihiendreny ny ratsi-fanahy aho; amy ny fitabatabany ny mpanao-ratsy:
3 Izay mandranitry ny lelany tahaky ny sabatra; mikiendry handefa ny zana-tsipìkiany, dia teny mangidy, izareo;
4 Mba hitifitry ny mahitsy mangingina: mitifitra azy tampoka izareo, ka tsy matahotra.
5 Mampaheri-tena amy ny teny ratsy

izareo: mifampaka-saina hamela-pandrikia
mangingina izareo; hoy izareo, Iza no ha-
hita ireny?
6 Misain-doza izareo; *hoy izareo*, Efa
nanao sain-dalina izahay; ary samy lalina
ny kibony, sy ny fony avy izy rehetra.
7 Fa Andriamanitra handefa zana-tsipìkia
hamely azy; ho voa tampoka izareo.
8 Dia hanody azy ny lelany: handositra
izay rehetra mahita azy.
9 Dia hatahotra ny olon-drehetra, ka hi-
tory ny asan' Andriamanitra; fa hihievitra
tsara ny asany izareo.
10 Iehôvah no hifaliany ny marina, ary
Izy no hitokiany; dia ho faly ny mahitsi-
-fo rehetra.

## FIHIRANA LXV.

Ho any ny mpiventy hira: tonon-kira, fihi-
rany Davidy.

DERA miandry Anao any Ziôna, Andriama-
nitr' ô: ary ho Anao no hanefany ny voady.
2 Ry Mpihaino vavaka, hanatona Anao
ny nofo rehetra.
3 Ny ratsy mandresy ahy: Hianao ma-
mela ny fahadisoanay.
4 Finaritra izay no finidinao, ka ampanato-
ninao hitoetra eo anatiny ny kianjanao: ho
voky ny tsara amy ny tranonao izahay,
*dia* ny tempolinao masina.
5 Zava-mahatahotra amy ny fahama-
rinana hamalianao anay, ry Andriama-
nitry ny famonjena anay, ry tokiny ny fa-
rany ny tany rehetra, sy ny ranomasina,
eny lavitr' eny.
6 —Ny heriny no nampitoerany ny ten-
drombohitra; misikina hery Izy:
7 Mampitsahatry ny fitopatopan-drano-
masina, ny fitopatopany ny onjany, ary ny
fitabatabany ny olona, Izy.—
8 Dia matahotra noho ny famantaranao,
izay monina eo amy ny farany ny tany:
mampifaly ny fandehanany ny marain-tsi-
-hariva Hianao.
9 Mamangy ny tany, ka mandeny iny
Hianao: ny onin' Andriamanitra tondra-
-drano ampahavokaranao iny betsaka:
mamboatra vary ho any ny olona Hianao,
raha voa voatrao toy izany iny.
10 Mahatondraky ny tatratrany Hianao:
mampitoetry ny fefiny Hianao: ranono-
rana mivatravatra andemanao iny: mitahy
ny fitsomohany Hianao.
11 Ny fahatsaranao no anaronanao ny
taona; ary ny làlan-kalehanao mitete me-
naka.
12 Mitete *amy* ny ahitra any an-efitra
ireny; ka mifaly ny tanety manodidina.
13 Voa saron' ondry ny saha: ary heni-
-bary ny lohasaha; mitabataba ireny, eny,
mihira koa.

## FIHIRANA LXVI.

Ho any ny mpiventy hira: tonon-kira,
fihirana.

MIHIOBIA an' Andriamanitra, hianareo tany
rehetra:
2 Mihirà ny voninahitry ny anarany:
mankalazà ny fiderana Azy.
3 Lazao amin' Andriamanitra, Endrey
mahatahotra ny asanao! ny halehibeny ny
herinao hampanekeny ny fahavalonao ho
Anao.
4 Ny tany rehetra hivavaka aminao, ka
hihira ho Anao; hihira ny anaranao iza-
reo. Sela.—
5 Avia, ka jereo ny asan' Andriamanitra,
mahatahotra noho ny zavatra atao amy ny
zanak'olombelona.
6 Efa nampody ny ranomasina ho tany
maina Izy; nita ny ony an-tongotra izareo:
Izy no nifaliantsikia teo.
7 Mampanjaka Azy mandrakizay ny
heriny; mitazany ny firenen-tsamihafa ny
masony: aoky ny hisandratra ny mpiodina.
Sela.
8 Misaora an' Andriamanitsikia, hiana-
reo olona, ary ampandreneso ny feo midera
Azy:
9 Izay mampitoetry ny fanahintsikia amy
ny fiainana, ka tsy avelany hihietsikietsikia
ny tongotsikia.
10 —F' efa nizaha-toetra anay Hianao,
Andriamanitr' ô: efa nanadio anay Hianao,
tahaky ny fanadiovam-bolafotsy.
11 Efa nampiditra anay tany am-pandri-
kia Hianao; efa nandatsaka fahoriana
tamy ny vanianay Hianao.
12 Efa nampitainginy ny olona handeha
ambony ny lohanay Hianao; efa nandeha
namaky ny afo sy ny rano izahay: f' efa
namoaka anay ho any amy ny tany maha-
vokatra Hianao.
13 Hiditra any an-tranonao mitondra fa-
natitra hodorana aho: hanefa aminao ny
voadiko aho,

14 Izay no tononiny ny molotro, sy navoaky ny vavako, raha ory aho.
15 Hanatitry ny matavy ho Anao ho fanalamboady hodorana aho, ambany ny zava-manetona avy amy ny ondri-lahy; hanatitr' omby aman' osy aho. Sela.
16 —Avia, henoy hianareo rehetra izay matahotra an' Andriamanitra, dia hitory izay nataony tamy ny fanahiko aho.
17 Ny vavako nitarainako taminy, ary ny lelako nanandratana Azy.
18 Raha tàhiny mijery ota am-poko aho, dia tsy mba hihaino ny Tompo:
19 Efa nandre tokoa Andriamanitra; efa nihaino ny feony ny fivavako Izy.
20 Hisaorana anie Andriamanitra, Izay tsy nampiala ny fivavako, na ny famindram-pony tamiko.

## FIHIRANA LXVII.

Ho any ny mpiventy hira amy ny valiha: tonon-kira, fihirana.

Andriamanitra anie hamindra-fo aminay, sy hitahy anay; hampirapiratry ny tavany anie aminay Izy: Sela:
2 Mba ho fantatra ny làlanao ambony ny tany, ny famonjenao eo amy ny firenen-drehetra.
3 Ny olona hidera Anao, Andriamanitr' ô; ny olon-drehetra hidera Anao.
4 Hifaly sy hihira ny firenen-tsamihafa: satria fahamarinana no hitsaranao ny olona maro, sy hitondranao ny firenen-tsamihafa ambony ny tany. Sela.
5 Ny olona hidera Anao, Andriamanitr' ô; ny olon-drehetra hidera Anao.
6 Ho vokatra ny tany; Andriamanitra, Andriamanitsikia, hitahy antsikia.
7 Hitahy antsikia Andriamanitra; ary hatahotra Azy ny vazan-tany rehetra.

## FIHIRANA LXVIII.

Ho any ny mpiventy hira: tonon-kira, fihirany Davidy.

Aoky hitsangana Andriamanitra, aoky hiely ny fahavalony: ary aoky izay mandrafy Azy handositry ny tavany.
2 Tahaky ny fielezan-tsetroka hampielezanao *azy*; tahaky ny fiempon-tsavoka eo tandrifiny ny afo handringianany ny ratsi-fanahy eo anatrehan' Andriamanitra.
3 Fa aoky hifaly ny marina; aoka ho ravoravo eo anatrehan' Andriamanitra izareo: eny, aoka ho faly dia faly izareo.
4 Mihirà ho an' Andriamanitra, mihirà ny anarany: amboary làlana ho any Izay mitaingina mamaky ny efitra, Iah no anarany, ary mifalia eo anatrehany hianareo.
5 Andriamanitra, rainy ny kamboty, ary mpanome rariny ny mpitondra-tena, eo amy ny fonenany masina.
6 Andriamanitra mampitoetry ny mitokana eo an-trano: mamoaky ny mpifatotra ho amy ny fiadanana Izy: fa ny mpiodina hitoetra eo amy ny tany maina.
7 —Andriamanitr' ô, raha nivoaka nialoha ny olonao Hianao, raha nandeha namaky ny efitra Hianao; Sela:
8 Nihiorohoro ny tany, eny, nitaitaika ny lanitra, tamy ny fanatrehan' Andriamanitra; dia i Sinay aza tamy ny fanatrehan' Andriamanitra, Andriamanitry ny Isiraely.
9 Ranonorana be mivatravatra nalatsakao, Andriamanitr' ô; raha reraka ny lovanao, dia namelony iny Hianao:
10 Ny fiangonananao nitoetra teo: namboatry ny avy amy ny fahatsaranao ho any ny malahelo Hianao, Andriamanitr' ô.
11 Ny Tompo nanome ny teny: maro be no nitory.
12 Ireo mpanjaka amy ny miaramila maro nandositra dia nandositra: ary ny vehivavy izay nitoetra teo an-trano nizara ny babo.
13 Na dia nandry teo amy ny fahitra aza hianareo, kanefa *hanany* ny ela-boromailala miravaka volafotsy, ary ny volony miravaka volamena tsara, hianareo.
14 Raha naeliny ny Tsi-toha teo ny mpanjaka maro, dia nanahaky ny oram-panala tany Salimona iny.
15 Tendrombohitr' Andriamanitra ny tendrombohitra any Basana; maro tampona ny tendrombohitra any Basana.
16 Ry tendrombohitra maro tampona, nahoana no mialony ny tendrombohitra izay tian' Andriamanitra hitoerany hianareo; eny, izay hitoerany Iehôvah mandrakizay?
17 Tsy omby roa alina ny fiarakodian' Andriamanitra, *dia* arivo arivo: ny Tompo eo aminy, i Sinay eo amy ny fitoerana masina.
18 —Efa niakatra ho amy ny avo Hianao, efa namabo ny resy Hianao: efa nandray fanatitra teo amy ny olona Hianao;

dia olo-maditra, raha mitoetra *eo* Iah Andriamanitra.——
19 Hisaorana anie ny Tompo isan' andro; raha mavesatr' entana isikia, dia mamonjy antsikia Andriamanitra.
20 Andriamanitra no Andriamanitry ny famonjena ho antsikia: ary any Iehôvah, Tompo, ny fivoahana amy ny fahafatesana.
21 Fa Andriamanitra hanorotoro ny lohany ny fahavalony, dia ny tampon-doha voloina any izay mandroso amy ny fahadisoany hiany.
22 Hoy ny Tompo, Hamerina hiala any Basana Aho; hamerina *anao* hiala amy ny halalin-dranomasina Aho:
23 Mba hatsofokao ny tongotrao eo anatin-dra, *ary* ho anjaran-delany ny amboanao ny fahavalo.
24 ——Efa hita ny fandehananao, Andriamanitr' ô; *dia* ny fandehanan'Andriamanitro, Mpanjakako, ho any amy ny fitoerana masina:
25 Nialoha ny mpihira, nanaraka ny mpanao-miosikia; teo afovoany ny mpitovo-vavy mampaneno kipantsona:
26 ——Misaora an' Andriamanitra eo amy ny fiangonana, dia ny Tompo, hianareo avy amy ny loharanony ny Isiraely.——
27 Indry ny tompony ny Beniamina kely; ny fiangonany ny andriandahiny ny Ioda, ny andriandahiny ny Zebiolona, ny andriandahiny ny Nafitaly.
28 ——Andriamanitrao nampahery anao: ——Andriamanitr' ô, ampitoero mafy izay nataonao taminay.
29 Mpanjaka maro hitondra fanatitra ho Anao, noho ny tempolinao izay any Ieriosalema.
30 Anaro ny biby an-jozoro, ny fiangonany ny ombelahy, ambany ny zanak' ombin' olona, mba hanekena hitondra vakim--bolafotsy: ampielezo ny olona tia ady.
31 Hivoaka any Ejipity ny andriandahy; i Etiopia halaky haninjitry ny tànany amin' Andriamanitra.
32 Mihirà ho an' Andriamanitra hianareo, fanjakana ambony ny tany; miderà ny Tompo; Sela:
33 Izay mitainginy ny lanitry ny lanitra izay nihiatramy ny taloha; indro, mamoaky ny feony Izy, *dia* feo mahery.
34 Omeo an' Andriamanitra ny hery: ambony ny Isiraely ny voninahiny, ary ny heriny eo amy ny lanitra.
35 Mahatahotra eo amy ny fitoeranao masina Hianao, Andriamanitr' ô: Andriamanitry ny Isiraely no manome hery sy tanjaka ho any ny olona. Hisaorana anie Andriamanitra.

## FIHIRANA LXIX.

Ho any ny mpiventy hira amy ny Sosanima: *fihirany* Davidy.

VONJEO aho, Andriamanitr' ô; fa ny rano miditra hatramy ny fanahy.
2 Milentikia amy ny fotaka mandrevo aho, ka tsy misy hijanonana: efa miditra amy ny rano lalina aho, ka mandifotra ahy ny riaka.
3 Sasatra mitaraina aho: maina ny tendako: pahina ny masoko, raha miandry an' Andriamanitro aho.
4 Maro lavitra noho ny volon-doha ny isany izay mandrafy ahy tsi-maninon-tsi-maninona: mahery izay mandringiana ahy, dia ny fahavaloko tsi-maninon-tsi-maninona: dia nomeko izay tsy nalaiko.
5 Andriamanitr' ô, Hianao mahalala ny hadalako: ary ny fahotako tsy mba miafina aminao.
6 Aoky tsy hampahamenatry izay miandry Anao aho, Tompo ô, Iehôvah *Tompony* ny maro; aoky tsy hampahavery hevitry izay mitady Anao aho, Andriamanitry ny Isiraely.
7 Fa Hianao no nitondrako latsa; nanarony ny tavako ny henatra.
8 Efa vahiny amy ny rahalahiko aho, eny, efa olon-ko-azy amy ny zana-dreniko.
9 Fa ny firehetany ny fitiavany ny tranonao nandany ahy; ary ny latsa izay nandatsany Anao nanjo ahy.
10 Raha nitomany aho, ka nifady ny fanahiko, dia nody latsa ho ahy iny.
11 Raha fisaonana nataoko ho fitafiako; dia efa ambentinteny taminy aho.
12 Maneso ahy izay mipetraka eo am--bavahady; ary *efa* fihirany ny fileony *aho*.
13 F' izaho, aoky hivavaka aminao aho, Iehôvah ô, amy ny andro fankasitrahana: Andriamanitr' ô, valio aho, araky ny habeny ny famindram-ponao, araky ny hamariny ny famonjenao.
14 Esory amy ny fotaka aho, ary aza

avela hilentikia aho: vonjeo aho aminy izay mandrafy ahy, sy amy ny rano lalina.
15 Aza avela hanarona ahy ny rano mandriaka, na hitelina ahy ny lalina, ary aza avela hikiatom-bava amiko ny lavaka.
16 Valio aho, Iehôvah ô; fa tsara ny fiantrànao: jereo aho araky ny habeny ny famindram-ponao.
17 Ary aza manafiny ny tavanao amy ny mpanomponao, satria ory aho: malakia hamaly ahy Hianao.
18 Hatony ny fanahiko, avoty iny: vonjeo aho satria ny fahavaloko.
19 Hianao efa nahafantatry ny latsako, sy ny henatro, ary ny fahafaham-boninahitro: eo anatrehanao ny fahavaloko rehetra.
20 Ny henatra nampivadi-po ahy; ary ory aho: ary niandry izay hiantra aho, fa tsy nisy; ary mpananatra, fa tsy nahita aho.
21 Ary afero nataony tamy ny haniko; ary vinigera nomeny ahy ho sotroina, raha nangetaheta aho.
22 Aoka ho fandrikia ny latabatrany eo anatrehany; eny, ho tonta ho any ny miadana.
23 Aoka ho jamba ny masony mba tsy hahita; ary ampihiorohoroy mandrakariva ny vaniany.
24 Mandatsaha ny fahatezeranao aminy, ary aoka hahazo azy ny firehetany ny fahaviniranao.
25 Aoka ho foana ny tranony: aza avela hisy hitoetra an-dainy.
26 Fa manenjiky izay navelinao izareo; ary mandatsa izay voanao izareo.
27 Ampio ny fampijaliany ny helony; ary aza avela hankany amy ny fahamarinanao izareo.
28 Aoka ho vonoina eo amy ny taratasiny ny velona izareo, ary aoky tsy ho soratana eo amy ny marina izareo.
29 Ary izaho malahelo sy mahantra: Andriamanitr' ô, aoky ny famonjenao hanandratra ahy.
30 Fihirana hiderako ny anaran' Andriamanitra, ary fisaorana hankalazako Azy.
31 Fa ho sitraky Iehôvah izany, bebe kokoa noho ny omby *sa* ny tovom-bositra izay manan-tandroka *sy* kotro.
32 Hahita ny malemi-fanahy, *ka* ho faly: ary ho velona ny fonareo, izay mitady an' Andriamanitra.
33 F' Iehôvah mihaino ny malahelo, ka tsy manevateva ny Azy mifatotra.
34 Aoky hidera Azy ny lanitra sy ny tany, ny ranomasina sy izay rehetra mihietsikietsikia eo aminy.
35 Fa Andriamanitra hamonjy any Ziôna, ary hanangany ny tanàna any Ioda; mba hitoetra eo, sy hanany iny,
36 Dia handova iny ny zanaky ny mpanompony: ary hitoetra eo izay tia ny anarany.

## FIHIRANA LXX.

Ho any ny mpiventy hira: *fihirany* Davidy, ho fampahatsiarovana.

Andriamanitr' ô, *malakia* hamonjy ahy; Iehôvah ô, malakia hanampy ahy.
2 Aoka ho menatra sy ho very hevitra izay mitady ny fanahiko: aoky hiamboho, sy ho afa-baraka izay tahandratra ahy.
3 Aoky hianotra izay manao hoe, Hia, hia, ho tambiny ny fahamenarany.
4 Aoky Hianao no hifaliany sy ho ravoravoany izay rehetra mitady Anao: ary aoky izay tia ny famonjenao hanao hoe mandrakariva, Aoka Andriamanitra hankalazaina.
5 F' izaho malahelo sy mahantra: malakia hankaty amiko, Andriamanitr' ô: mpanampy ahy sy mpamonjy ahy Hianao; aza mahela, Iehôvah ô.

## FIHIRANA LXXI.

Iehôvah ô, Hianao no itokiako: aoky tsy ho menatra mandrakizay aho.
2 Ampamonjeo ny fahamarinanao aho, ka ampanafaho aho: atongilano amiko ny sofinao, ka vonjeo aho.
3 Aoka ho vatolampy honenako, izay halehako mandrakariva, Hianao: efa nomenao didy hamonjy ahy; fa vatolampiko sy aroko Hianao.
4 Andriamanitro ô, vonjeo aho amy ny tànany ny ratsi-fanahy, amy ny tànany ny olona meloka sy loza-be.
5 Fa Hianao no fanantenako, Iehôvah, Tompo ô; tokiko hatramy ny fahazazako.
6 Hianao nanohana ahy hatrany am-bohoka: Hianao namoaka ahy tany an--kibon-dreniko: Hianao ho deraiko mandrakariva.

7 Manahaka zava-mahagaga eo imasony
ny maro aho: fa Hianao no fiarovako mafy.
8 Aoka ho feno ny fiderana Anao *sy*
ny fankalazana Anao ny vavako tontolo andro.
9 Aza manary ahy, rehefa antitra aho;
aza mahafoy ahy, rehefa ketraka ny heriko.
10 Fa miteny hanohitra ahy ny fahavaloko;
ary mirai-tetikia izay miandry *hahazo* ny aiko,
11 Ka manao hoe, Andriamanitra efa nahafoy
azy: enjeho, ka samborv izy; fa tsy
misy hamonjy.
12 Andriamanitr' ô, aza manalavitra ahy:
Andriamanitro ô, malakia hanampy ahy.
13 Aoka ho menatra *ka* ho levona ny fahavalony
ny fanahiko; aoka ho afa-baraka
sy ho afa-boninahitra izay mitady handratra
ahy.
14 Ary izaho hanantena mandrakariva,
ka hampitombo ny fiderana Anao indrindra
aho.
15 Ny vavako hitory ny fahamarinanao
*sy* ny famonjenao tontolo andro; fa tsy
fantatro ny isany.
16 Ny heriny Iehôvah Tompo no handehanako:
ny fahamarinanao, dia ny Anao
hiany, no ho tsaroviko.
17 Andriamanitr' ô, efa nampianatra ahy
hatramy ny fahazazako Hianao: ary mandrak'
ankehitriny nitoriako ny asanao mahagaga.
18 Ary ankehitriny, Andriamanitr' ô, aza
mahafoy ahy, rehefa tratrantitra sy fotsi-volo
aho: mandra-pahambarako ny sandrinao
aminy *itoy* taranak' *itoy*, *ary* ny herinao
aminy izay mandimby rehetra.
19 Ary mihiatramy ny avo indrindra ny
fahamarinanao, Andriamanitr' ô, Izay nanao
zava-dehibe: Andriamanitr' ô, iza no
manahaka Anao?
20 Na dia nampahita ahy fahoriana be sy
mafy Hianao, dia hamelona ahy indray
Hianao, ka hanangana ahy indray hiala
amy ny fitoeran-dalina amy ny tany.
21 Hampitombo ny voninahitro Hianao,
ka hampifaly ahy manodidina.
22 Eny, izaho hidera Anao amy ny valiha,
*dia* ny teninao marina, Andriamanitro
ô: hihira ho Anao amy ny lokanga aho, ry
Iray Masiny ny Isiraely.
23 Hifaly ny molotro, raha mihira ho
Anao aho; eny, ny fanahiko izay efa navotanao.
24 Eny, ny lelako hitory ny fahamarinanao
tontolo andro: f' efa menatra, k' efa afa-baraka
izay mitady handratra ahy.

## FIHIRANA LXXII.

Ho any Solomona.

ANDRIAMANITR' ô, omeo ho any ny mpanjaka
ny fitsaranao, ary ho any ny Zanaky
ny mpanjaka ny fahamarinanao.
2 Aoky hitsara ny olonao amy ny fahamarinana
izy, ary ny malahelonao amy ny
fahitsiana.
3 Aoky ny tendrombohitra hitory fiadanana
ho any ny olona, eny, ny havoana
amy ny fahamarinana.
4 Aoky hitsara ny olo-malahelo izy, hamonjy
ny zanaky ny mahantra izy, ary
hanorotoro ny loza-be izy.
5 Hatahotra Anao ny olona, raha mahatitra
koa ny masoandro sy ny volana, hatramy
ny taranaka fara-mandimby.
6 ——Hidina Izy, tahaky ny ranonorana
amy ny saha voa jinja: tahaky ny ranonorana
mivatravatra mandeny ny tany.
7 Hitrebona ny marina amy ny androny;
ary ho be ny fiadanana hatramy ny tsy hisy
volana intsony.
8 Ary hanjaka hatramy ny ranomasina,
ka hatramy ny ranomasina, Izy, ary hatramy
ny ony, ka hatramy ny farany ny
tany.
9 Ny monina any an-efitra handohalikia
eo anatrehany; ary ny fahavalony hilelaky
ny vovoka.
10 Ny mpanjaka any Tarisisa sy ny nosy
hitondra zavatr' omena: ny mpanjaka any
Siheba sy any Seba hanatitra fanomezana.
11 Ary ny mpanjaka rehetra hiondrikia
eo anatrehany: ny firenen-drehetra hanompo
Azy.
12 Fa hamonjy ny mahantra izay mitaraina
Izy; eny, ny malahelo sy ny tsy
manan-kamonjy.
13 Hiantra ny malahelo sy ny mahantra
Izy, ka hamonjy ny fanahiny ny mahantra.
14 Hanavotry ny fanahiny amy ny fitaka
sy ny loza Izy: ary ho zavatra hadinina
ny rany eo imasony.
15 Dia ho velona Izy, ka homena Azy
ny volamena any Siheba: ary Izy hanavam-bavaka
mandrakariva; ho deraina isan'
andro Izy.

16 Hahavoka-bary betsaka ny tany ny
an-tampony ny tendrombohitra; hihietsikie-
tsikia tahaky ny any Lebanôna ny fahavo-
karany: ary ny any an-tanàna hidokadoka
tahaky ny ahitra eo amy ny tany.
17 Haharitra mandrakizay ny anarany!
raha mamirapiratra koa ny masoandro, dia
hanana fifandimbasana ny anarany: ary Izy
ho fitahiany ny olona; ny firenen-drehetra
hanao Azy hoe, finaritra.—
18 Hisaorana anie Iehôvah Andriamani-
tra, Andriamanitry ny Isiraely; Izy hiany
no manao zava-mahagaga:
19 Ary hisaorana mandrakizay anie ny
anarany malaza: ary aoka haneniky ny
tany rehetra ny voninahiny; Amena, dia
Amena.
20 Tapitra ny fivavaky Davidy zanaky
Iese.

## FIHIRANA LXXIII.

Fihirany Asafa.

TSARA tokoa ho any ny Isiraely Andria-
manitra, dia ho any izay madio-fo.
2 F' izaho, saiky tafintohina ny tongo-
tro; saiky solafaka ny diako:
3 Satria nialony ny adala aho, *raha* na-
hita ny fiadanany ny ratsi-fanahy aho.
4 Fa tsy misy fanaintainana eo amy ny
fahafatesany: fa mafy ny heriny.
5 Tsy mba ory tahaky ny olona sasany
izareo; na marofy tahaky ny olon-kafa
izareo.
6 Izany anodidinany ny rehareha azy
tahaky ny tongalikia; mitafy loza tahaky
ny lamba izareo.
7 Bongo tavy ny masony; tafahoatra ny
fihieverany ny fony.
8 Maneso izareo, ka manao teny ratsy
mampahory: manao teny miavonavona
izareo.
9 Mampitoetry ny vavany any an-danitra
izareo, ary ny lelany mandeha mitety ny
tany.
10 Izany no iverenany ny olony aty: ary
rano be no fiazana ho azy.
11 Ary hoy ireroany, Ataon' Andriamani-
tra ahoana no hahalala? ary manam-paha-
lalana va ny Avo indrindra?
12 Indro, ireo no olona ratsi-fanahy, izay
ambinina aminy izao fiainan' izao; mitombo
harena izareo.
13 Foana tokoa nanadiovako ny foko, sy
nanozako ny tànako tamy ny fahamari-
nana.
14 F' efa fadiranovana isan' andro aho,
ary efa nijaly isa-maraina aho.
15 Raha hoy izaho, Hiteny izany aho;
indro, handaingia amy ny taranaky ny za-
nakao aho.
16 Raha nihievitra hahalala izany aho,
dia sarotra teo imasoko izany;
17 Dieny tsy mbola tafiditra teo amy ny
fitoera-masin' Andriamanitra aho; *dia* na-
halala ny farany aho.
18 Mampitoetra azy eo amy ny fitoerana
mahasolafaka tokoa Hianao; mamarina
azy ho amy ny fandringiana Hianao.
19 Hia, rava tampoka izareo! levona,
matin-tahotra izareo.
20 Tahaky ny nofy, raha mifoha ny olona;
Tompo ô, raha mifoha hanevateva ny endri-
ny Hianao.
21 Raha ory ny foko, ka voa tsindrona
ny voako;
22 Dia adala aho, ka tsy nahalala: efa
biby teo anatrehanao aho.
23 Ary izaho, dia eo aminao mandraka-
riva aho, nitantany ny tànako ankavanana
Hianao.
24 Ny anatrao no hitondranao ahy, ary
rehefa afak' izany, dia ho raisinao *ho any
amy* ny voninahitra aho.
25 Iza no ho ahy any an-danitra? ary tsy
misy aty ambony ny tany iriko, afa tsy
Hianao.
26 Na dia reraka ny nofoko sy ny foko,
kanefa heriny ny foko, ary anjarako man-
drakizay, Andriamanitra.
27 F' indro, ho very izay manalavitra
Anao: efa naringianao izay rehetra misin-
taka aminao.
28 Ary izaho, manatona an' Andriamani-
tra no mahatsara ahy: Iehôvah Tompo no
nitokiako, mba ho toriko ny asanao rehetra.

## FIHIRANA LXXIV.

Masikily any Asafa.

ANDRIAMANITR' ô, nahoana no nanary
*anay* mandrakizay Hianao? *nahoana no*
mirehitra ny fahatezeranao amy ny ondriny
ny famahananao.
2 Tsarovy ny fiangonanao izay no vinidinao
fahiny; ny tehin-dovanao izay navotanao;
io tendrombohitra Ziôna izay nonenanao.
3 Akaro ny tongotrao ho amy ny fandra-

vana mandrakizay: ny fahavalo nanimba ny zava-drehetra teo amy ny fitoerana masina.
4 Mitabataba ny fahavalonao eo anatiny ny fiangonanao; manangany ny fanevany ho famantarana izareo.
5 Efa nalaza izy rehetra tahaky ny olona manaingia famaky hijinja ny hazo mikirindro.
6 Ary ankehitriny mampandrava famaky sy tantanana ny asa voa rafitra rehetra teo izareo.
7 Efa nandoro ny fitoeranao masina izareo; hatramy ny tany nandotoany ny fonenany ny anaranao.
8 Hoy izareo tam-pony, Aoka haringiantsikia avokoa izareo: efa nandoro izay mety ho tranon' Andriamanitra teo amy ny tany izareo.
9 Tsy hitanay ny famantaranay: tsy misy mpaminany intsony: ary tsy *misy* mahalala eo aminay, mandra-pahoviana.
10 Andriamanitr' ô, mandra-pahoviana no hanaratsiany ny fahavalo? hanompa ny anaranao mandrakizay va ny fahavalo?
11 Nahoana no mampihiemotry ny tànanao, dia ny tànanao ankavanana, Hianao? mampialà *iny* amy ny tratranao handringiana.
12 Fa Andriamanitra no mpanjakako hatramy ny taloha, manao famonjena eo afovoany ny tany.
13 Ny herinao nampisarahanao ny ranomasina: efa namaky ny lohany ny mamba teo anatiny ny rano Hianao.
14 Hianao nanorotoro ny lohany ny trosona, *ka* nanome azy ho haniny ny maro monina any an-efitra.
15 Hianao nampandriaky ny loharano sy ny ony: Hianao nahamainy ny ony lehibe maro.
16 Anao ny andro, Anao koa ny alina: Hianao namboatry ny mazava sy ny masoandro.
17 Hianao nametra ny faritry ny tany rehetra: Hianao nanao ny lohataona sy ny ririnina.
18 Tsarovy izany; nanaratsy any Iehôvah ny fahavalo, ary ny olon'adala nanompa ny anaranao.
19 Aza manolotry ny ainy ny voromailalanao ho any ny biby dia: aza manadino mandrakizay ny olonao malahelo.
20 Jereo ny fanekena: fa henikia fonenan-doza ny fitoera-maiznia eo amy ny tany.
21 Aoky tsy hiverina menatra ny ory: aoky ny malahelo sy ny mahantra hidera ny anaranao.
22 Mitsangàna, Andriamanitr' ô, alaharo ny teninao: tsarovy ny fanaratsiany ny olon' adala Anao isan' andro.
23 Aza manadino ny feony ny fahavalonao: mitombo mandrakariva ny fitabatabany izay mitsangana hanohitra Anao.

## FIHIRANA LXXV.

Ho any ny mpiventy hira, Ali-tasikita: tononkira, fihirany Asafa.

HIANAO no hisaoranay dia hisaoranay, Andriamanitr' ô: fa akeky ny anaranao; mitory ny asanao mahagaga ny olona.
2 Raha hanao fotoan' andro aho, dia hitsara marina aho.
3 Rehefa ho levona ny tany sy izay rehetra monina eo aminy; dia nanohany ny andriny aho. Sela.
4 Hoy izaho tamy ny olon' adala, Aza manao adaladala: ary tamy ny ratsi-fanahy, Aza manandratry ny tandroka:
5 Aza manandratry ny tandrokareo amy ny avo: *aza* miteny manamafy hatoka.
6 Fa tsy avy any atsinanana, na avy any andrefana, na avy any atsimo ny fisandratana.
7 Fa Andriamanitra no mpitsara: mampietry ny anankiray Izy, ka manandratry ny anankiray kosa.
8 Fa *misy* kapoaka eo an-tànany Iehôvah, ary mena ny divay; feno fangaroharoana iny; ka naidiny izany: fa ny faikany no fiazany ho sotroiny ny ratsi-fanahy rehetra eo amy ny tany.
9 F' izaho hitory mandrakizay; hihira ho an' Andriamanitry Iakôba.
10 Ary ny tandroky ny ratsi-fanahy rehetra ho vakiko; ny tandroky ny marina hasandratra.

## FIHIRANA LXXVI.

Ho any ny mpiventy hira, amy ny valiha: tonon-kira, fihirany Asafa.

ANDRIAMANITRA fantatra eo amy ny Ioda: ny anarany malaza eo amy ny Isiraely:
2 Ary ny trano-lainy any Salema, ary ny fonenany any Ziôna.
3 Teo no namakiany ny zana-tsipìkia, *sy* ny ampingia, sy ny sabatra, ary ny fiadiana. Sela.
4 Manam-boninahitra hianao, malaza lavitra noho ny tendrombohitra fitohana.

5 Voa babo ny maheri-fo, natory ny fahatoriny izareo: ary samy tsy nahazaky ny tànany ny olo-mahery rehetra.
6 Ry Andriamanitry Iakôba, ny fananarananao nampandriana hatory mafy ny fiarakodia sy ny soavaly.
7 Hianao, dia Hianao no hatahorana: ary iza no mahajanona eo anatrehanao, raha ho tezitra Hianao?
8 Eny an-danitra nampandrenesanao fitsarana; ny tany natahotra, ka nandry,
9 Raha nitsangana ho amy ny fitsarana Andriamanitra, mba hamonjy ny ory rehetra any ambony ny tany. Sela.
10 Ny fahatezerany ny olona hidera Anao tokoa: ny fahatezerana sisa hatsahatrao.
11 Mivoadia, ka efao aminy Iehôvah Andriamanitrareo: aoky izay rehetra manodidina Azy hitondra zavatr' omena ho any Izay mety hatahorana.
12 Mahampahareraky ny fanahiny ny andriandahy Izy: mahampitahotry ireny mpanjaka amy ny tany Izy.

## FIHIRANA LXXVII.

Ho any ny mpiventy hira, ho any Iediotiona: fihirany Asafa.

NY FEOKO nitarainako tamin' Andriamanitra, dia ny feoko tamin' Andriamanitra; dia nihaino ahy Izy.
2 Tamy ny androny ny fahoriako nitadiavako ny Tompo: ny tànako nahinjitra nony alina, ka tsy nitsahatra: ny fanahiko tsy nety nifaly.
3 Nahatsiaro an' Andriamanitra aho, ka dia ory: nitaraina aho, ka divotr' alahelo ny fanahiko. Sela.
4 Mihiazony ny masoko mahatsiaro Hianao: ory aho, ka tsy mahateny.
5 Nihievitry ny andro fahiny, ny taon-dasan' ela, aho.
6 Nahatsiaro ny hirako nony alina aho: nitaria tamy ny foko aho: ary ny fanahiko nitady mafy.
7 Hanary mandrakizay va ny Tompo? ka tsy hiantra intsony v' Izy?
8 Tapitra mandrakizay va ny famindram-pony? mitsahatra mandrakizay va ny teniny?
9 Efa nanadino hiantra va Andriamanitra? efa nanidy an-katazerana ny famindram-pony v' Izy? Sela.
10 Ary hoy izaho, Izany no fampahoriana ahy, ny fiovany ny tànana ankavanany ny Avo indrindra.
11 Hahatsiaro ny asany Iah aho; eny, hahatsiaro ny fahagaganao hatramy ny taloha aho:
12 Eny, hisainy ny asanao rehetra aho, ary hihievitry ny nataonao.
13 Andriamanitr' ô, masina ny làlanao: iza no andriamani-dehibe tahaka an' Andriamanitra?
14 Hianao no Andriamanitra Izay manao fahagagana: efa nampahalala ny herinao teo amy ny olona maro Hianao.
15 Hery nanavotanao ny olonao, zanaky Iakôba sy Iôsefa. Sela.
16 Ny rano nahita Anao, Andriamanitr' ô, ny rano nahita Anao; natahotra ireny: eny, nanonjanonjana ny lalina.
17 Nandatsa-dranonorana ny rahona: nikiotrokotroky ny lanitra: niely koa ny zana-tsipìkao.
18 Ny fikiotrokotroky ny kotrokoranao teo amy ny tadio: nahazava izao tontolo izao ny helatra: nihiovotrovotra, ka nihiorohoro ny tany.
19 Teo an-dranomasina ny làlanao, ary ny alehanao teo an-drano mandriaka, ka tsy fantatra ny dianao.
20 Ny tànany Mose sy Arona nitondranao ny olonao, toy ny ondry.

## FIHIRANA LXXVIII.

Masikily any Asafa.

HENOY ny lalàko, ry oloko: atongilano ny sofinareo amy ny teniny ny vavako.
2 Hanokatry ny vavako amy ny ohabolana aho: hanonona teny miafina hatramy ny taloha aho:
3 Izay efa rentsikia, sy fantatsikia, ary nambarany ny razantsikia tamintsikia.
4 Tsy mba hafenintsikia amy ny zanany, *fa* hambarantsikia amy ny taranaka ho avy, ny fiderana any Iehôvah, sy ny heriny, ary ny fahagagany izay efa nataony.
5 Fa nampitoetra filazana teo amy ny Iakôba Izy, ary nanendry lalàna teo amy ny Isiraely, izay nandidiany an-drazantsikia, mba hampahafantatry ny zanany ireny;
6 Mba ho fantatry ny taranaka ho avy, *dia* ny zaza hateraka; hitsangana, ka hitory *izany* amy ny zanany izareo;
7 Mba hampitoerany ny fanantenany an'

Andriamanitra, ary mba tsy hanadinoany ny asan' Andriamanitra, fa mba hitandremany ny didiny:
8 Mba tsy hanahaky ny razany, taranaka maditra sy miodina, izareo; taranaka izay tsy namboatry ny fony, na nanamariny ny fanahiny tamin' Andriamanitra.
9 Ny zanaky Efiraima mitondra fiadiana, mandefa zana-tsipìkia, dia niamboho tamy ny andro fiadiana.
10 Tsy nitandriny ny faneken' Andriamanitra izareo, ary nandà handeha araky ny lalàny;
11 Fa nanadino ny asany sy ny fahagagany izay nampahitany azy.
12 Teo anatrehan-drazany nanavany zava-mahagaga, tany amy ny tany Ejipity, *tany an*-tsaha any Zoana.
13 Nampisaraky ny ranomasina Izy, ka nampandeha azy nita; dia nampijanony ny rano tahaky ny fefy Izy.
14 Ary rahona nitondrany azy nony andro, ary afo mahazava tontolo alina.
15 Namaky ny vatolampy tany an-efitra Izy, ka nampisotro *azy* hanaram-po, tahaky ny amy ny rano lalina.
16 Ary nampivoaky ny rano mandriaka hiala amy ny vatolampy Izy, ka nampandriaka rano tahaky ny ony.
17 Fa vao mainkia nanota taminy izareo, ka nahatezitry ny Avo indrindra tany an-efitra.
18 Dia naka-fanahy an' Andriamanitra tam-pony izareo, raha nangataka hanina hahavoky ny filany.
19 Dia niteny hanohitra an' Andriamanitra izareo; ka nanao hoe, Mahavoatra latabatra any an-efitra va Andriamanitra?
20 Indro, namely ny vatolampy Izy, dia nigioroarana ny rano, ka nandriaka; mahanome mofo koa v' Izy? mahavatsy hena ho any ny olony v' Izy?
21 Dia nandre Iehôvah, ka tezitra Izy: ary afo nirehitra teo amy ny Iakôba, ary fahatezerana koa nihiatramy ny Isiraely;
22 Satria tsy nino an' Andriamanitra izareo, ka tsy natoky ny famonjeny:
23 Na dia nandidy ny rahona tany ambony Izy, ka namoha ny varavarany ny lanitra,
24 Dia nandatsaka mana taminy ho hanina Izy, ary ny variny ny lanitra nomeny azy.
25 Ny mofony ny mahery no haniny ny olona: nanatitra azy hanina ho voky Izy.
26 Nampandeha ny rivotr' atsinanana avy amy ny lanitra Izy: ary ny heriny nitondrany ny rivotra atsimo.
27 Dia nandatsaka hena ho azy tahaky ny vovoka Izy, ary ny voro-manidina tahaky ny fasiky ny ranomasina:
28 Ka nampilatsaky *ireny* teo afovoany ny tobiny, manodidiny ny fonenany, Izy.
29 Dia nihinana izareo, ka voky tsara: fa nomeny azy izay nilainy.
30 Tsy niala tamy ny filany izareo. Raha mbola teo am-bavany hiany ny haniny,
31 Dia latsaka ny fahatezeran' Andriamanitra taminy, dia namono ny mahery teo aminy, ka nandresy ny zatovony ny Isiraely.
32 Na dia izany rehetr' izany, nanota hiany izareo, ka tsy nino ny fahagagany.
33 Dia nampandany ny androny tamy ny zava-poana Izy, ary ny taonany tamy ny fatahorana.
34 Raha no vonoiny izareo, dia nitady Azy izareo: ary niverina izareo, ka nalaky nitady an' Andriamanitra.
35 Dia nahatsiaro izareo fa Andriamanitra no vatolampiny, ary Andriamanitra avo no mpanovatra azy.
36 Kanefa ny vavany nandroboany Azy, ary ny lelany namitahany Azy.
37 Fa ny fony tsy marina taminy, ka tsy naharitra tamy ny fanekeny izareo.
38 F' Izy be famindram-po, namela heloka, ka tsy nandringiana *azy*, eny, matetikia no nampiliany ny fahatezerany, ka tsy natsangany avokoa ny fahavinirany.
39 Fa nahatsiaro Izy fa nofo hiany izareo; rivotra lasa, ka tsy miverin' intsony.
40 Impiry no niodina taminy izareo, tany an-efitra, *ka* nampatezitra Azy teo amy ny tany foana izareo.
41 Fa naka-fanahy an' Andriamanitra indray izareo, ka nampasosotry ny Iray Masiny ny Isiraely.
42 Tsy mba nahatsiaro ny tànany izareo, *na* ny andro izay nanavotany azy tamy ny fahavalo;
43 Nanao ahoana ny famantarany nataony tany Ejipity, ary ny fahagagany tany an-tany Zoana:
44 Eny, nampody ny oniny ho ra Izy; ka tsy nahasotro ny reniranony mandeha izareo.

45 Nampitondra kalitra samihafa teo
aminy Izy, ka nandany ny azy ireny; ary
sahona izay handringiany ny azy.
46 Dia nanome ny vokatry ny taniny ho
any ny sompanga Izy, ary ny asany ho any
ny valala.
47 Havandra namonoany ny tahom-boa-
obony, ary havandra vaventy ny aviaviny.
48 Dia nanolotry ny ombiny ho any ny ha-
vandra Izy, ary ny bibiny ho any ny varatra.
49 Nandatsaky ny firehetany ny fahate-
zerany, fahavinirana, sy fahasosorana, ary
fampahoriana izay nanirahany ny anjely
ratsy, Izy.
50 Nanao làlana *halehany* ny fahatezerany
Izy; tsy niaro ny ainy tamy ny fahafate-
sana Izy, fa nanolotry ny ainy ho lany ny
aretin-dratsy;
51 Ary namely ny lahi-matoa rehetra tany
Ejipity, lohany ny heriny, teo amy ny fone-
nany ny Hama:
52 Fa nampandeha ny olony toy ny ondry
Izy, ary nitondra azy tany an-efitra toy ny
ondry mirai-dia.
53 Dia nitondra azy soa aman-tsara Izy,
ka tsy natahotra izareo: fa ny fahavalony
nasarony ny ranomasina.
54 Ary nitondra azy ho any amy ny fari-
try ny fonenany masina Izy, dia ho aminy
itoy tendrombohitr' itoy, izay navotany ny
tànany ankavanana.
55 Ary ny firenen-tsamihafa no roahiny
teo anoloany, ary lova no zarainy tamy ny
fitsipikia, ka namponeniny ny fireneny Isi-
raely teo amy ny fonenany.
56 Dia naka-fanahy sy nahatezitra an' An-
driamanitra avo indrindra izareo, ka tsy
nitandriny ny filazany:
57 Fa nihiemotra izareo, ka nihiatsarave-
latsihy tahaky ny razany; dia nania ta-
haky ny tsipìkia manjiona izareo.
58 Fa ny fitoerany avo nampahatezerany
Azy, ary ny endri-javany nampialonany
Azy.
59 Raha nandre Andriamanitra, dia tezi-
tra Izy, k' efa halany indrindra ny Isiraely:
60 Dia nahafoy ny fonenana tany Silô Izy,
ny lay nampitoeriny teo amy ny olona;
61 Dia natolony ho babo ny heriny, ary
ny voninahiny ho any an-tànany ny faha-
valo.
62 Dia nanolotry ny olony ho *vonoin*-tsa-
batra Izy; ka tezitra tamy ny lovany Izy.
63 Ny zatovony efa lany ny afo; ary ny
mpitovo-vaviny tsy mba nomena hampaka-
rina.
64 Ny mpisorony matin-tsabatra; ary tsy
nisy mpitondra-tena hitomany.
65 Dia nifoha ny Tompo tahaky ny anan-
kiray natory, tahaky ny lehilahy mahery
niantsoantso noho ny divay.
66 Dia namely ny fahavalony teo an-da-
kamosina: nahafa-baraka azy mandraki-
zay Izy.
67 Dia nanary ny mpianakaviny Iôsefa
Izy, ka tsy mba nifidy ny fireneny Efi-
raima:
68 Fa nifidy ny fireneny Ioda Izy, ten-
drombohitra Ziôna izay efa tiany.
69 Dia nanangany ny fitoerany masina
tahaky ny trano avo Izy, tahaky ny tany
izay nampitoeriny mandrakizay.
70 Dia nifidy any Davidy mpanompony,
ka nalainy tany am-balan' ondry:
71 Tamy ny fiandrasany ny ondry mito-
hatra nanalany azy, mba hamahany ny Ia-
kôba olony, sy ny Isiraely lovany:
72 Dia namahana azy araky ny fahama-
rinany ny fony izy; ary nitondra azy
araky ny fahaizany ny tànany izy.

## FIHIRANA LXXIX.

### Fihirany Asafa.

ANDRIAMANITR' ô, niditra tany amy ny lova-
nao ny firenen-tsamihafa: nandoto ny tem-
polinao masina izareo; nandrava any Ierio-
salema izareo.
2 Ny fatiny ny mpanomponao nomeny ho
haniny ny vorona ambany ny lanitra, ny
nofony ny olonao masina ho *haniny* ny biby
ambony ny tany.
3 Ny rany nalatsany manodidina any
Ieriosalema tahaky ny rano; ary tsy nisy
handevina.
4 Afa-baraka amy ny namanay izahay, efa
fanesoana sy fanakorana aminy izay mano-
didina anay izahay.
5 Mandra-pahoviana, Iehôvah ô? ho tezi-
tra mandrakizay va Hianao? hirehitra ta-
haky ny afo va ny fialonanao?
6 Alatsaho ny fahatezeranao amy ny
firenen-tsamihafa izay tsy nahalala Anao,
ary amy ny fanjakana izay tsy niantso ny
anaranao;
7 F' efa nandany ny Iakôba izareo, ka
nandrava ny fonenany.
8 Aza mahatsiaro ny helokay fahiny

aoka halaky hialoha anay ny fiantrànao; fa rerak' indrindra izahay.
9 Ampio izahay, ry Andriamanitry ny famonjena anay, noho ny voninahitry ny anaranao: ary vonjeo izahay, ka vonoy ny fahotanay, noho ny anaranao.
10 Nahoana no milaza ny firenen-tsamihafa, Aiza ny Andriamaniny? aoky ny famaliany ny rany ny mpanomponao izay nalatsaka hampianatry ny firenen-tsamihafa hahahala Azy eo imasonay.
11 Aoky ny fisentoany ny mpifatotra hankeo anatrehanao; araky ny halehibeny ny sandrinao, arovy ny zanaky ny fahafatesana;
12 Ary valio impito ny namanay ho an-tratrany, izay ratsy nanaratsiany Anao, Tompo ô.
13 F' izahay, olonao sy ondriny ny famahananao, hisaotra Anao mandrakizay; hitory ny fiderana Anao hatramy ny taranaka fara-mandimby izahay.

## FIHIRANA LXXX.

Ho any ny mpiventy hira, amy ny Sosanima-Ediota: fihirany Asafa.

Mpiandry ny Isiraely, mihainoa, Hianao Izay mitondra ny Iôsefa toy ny ondry; mamirapirata Hianao, Izay mitoetra eo *anelanelany* ny keriobima.
2 Ampitairo ny herinao eo anoloany ny Efiraima sy ny Beniamina, ary ny Manase, ary avia hamonjy anay.
3 Mamerena anay indray, ry Andriamanitr' ô, ary mampirapirata ny tavanao; dia ho vonjena izahay.
4 Iehôvah, Andriamanitry ny maro, mandra-pahoviana no ho tezeranao amy ny fivavaky ny olonao?
5 Mamahana azy mofon-dranomaso Hianao; ary mampisotro azy ranomaso be indrindra Hianao.
6 Ataonao ho fifandirana amy ny namanay zahay: ary ny fahavalonay mifampihiomehy.
7 Ry Andriamanitry ny maro, mamerena anay indray, ka mampirapirata ny tavanao; dia ho vonjena izahay.
8 Namindra tahom-boaloboka tany Ejipity Hianao: nandroaky ny firenen-tsamihafa Hianao, ka namboly iny.
9 Namboatry *ny fitoerany* teo alohany Hianao, ka namaka lalina iny, dia nameno ny tany iny.
10 Nanaloky ny tendrombohitra iny, ary ny sampany nanahaky ny sedera andrian-kazo.
11 Nampandrahaky ny sampany hatramy ny ranomasina iny, ary ny rantsany hatramy ny ony.
12 Nahoana no ravanao ny fefiny, k' iny nongotany izay rehetra mandalo amy ny làlana?
13 Ny lambo avy any an-ala mitrongy iny, ary ny biby dia any an-tsaha mandany iny.
14 Ry Andriamanitry ny maro, mifona aminao aho, miverena: tsinjovy eny an-danitra, ary jereo, ka vangio itoy tahom-boalobok' itoy;
15 Dia ny tanim-boaloboka izay namboleny ny tànanao ankavanana, ary ny zanaka *izay* nampaharezinao ho Anao.
16 Voa dotry ny afo iny, voa jinja iny: maty iny noho ny fananarany ny tavanao.
17 Aoky ny tànanao ho amy ny lehilahiny ny tànanao ankavanana, ho amy ny zanak' olombelona *izay* nampaharezinao ho Anao.
18 Dia tsy hiala aminao izahay: velomy izahay, dia hiantso ny anaranao izahay.
19 Ry Iehôvah Andriamanitry ny maro, mamerena anay indray, mampirapirata ny tavanao; dia ho vonjena izahay.

## FIHIRANA LXXXI.

Ho any ny mpiventy hira, amy ny Gitita: *fihirany* Asafa.

Mikaloa ho an' Andriamanitra, herintsikia: mihiobia ho an' Andriamanitry ny Iakôba.
2 Atavy ny hira, ka ento ny kipantsona, *sy* ny lokanga mahafinaritra, ambany ny valiha.
3 Ampanenoy ny trompetra amy ny tsinam-bolana, amy ny fotoan' andro, amy ny androny ny fanasantsikia masina.
4 F' izany no didy ho any ny Isiraely, *ary* lalàn' Andriamanitry ny Iakôba.
5 Izany no tendreny ho fanambarana eo amy ny Iôsefa, raha nandeha mamely ny tany Ejipity Izy: nandre teny tsy fantatro aho.
6 —Nampiala ny sorony tamy ny entana Aho: afaka ny tànany tamy ny vilany.
7 Niantso hianao raha ory, ka namonjy

anao Aho; namaly anao teo amy ny fiafenany ny kotrokorana Aho: nizaha-toetra anao teo amy ny rano Meriba Aho. Sela.
8 Mihainoa, ry oloko, dia hambarako aminao: ry Isiraely, raha hihaino Ahy hianao;
9 Aza misy andriamanitra tsi-izy eo aminao; ary aza mivavaka amy ny andriamanitra tsi-izy hianao.
10 Izaho no Iehôvah Andriamanitrao, Izay nampivoaka anao tamy ny tany Ejipity: tanatanao ny vavanao, dia ho fenoiko iny.
11 Fa tsy nihaino ny feoko ny oloko; ary tsy nety ho Ahy ny Isiraely:
12 Ka dia navelako hanaraky ny haditry ny fony izareo: lasa nandeha nanaraky ny fisainany izareo.
13 Enga ka nihaino Ahy ny oloko, *ka* nandeha tamy ny làlako ny Isiraely!
14 Efa halaky hampietry ny fahavalony Aho, k' efa hameriny ny tànako hamely ny rafilahiny.
15 Izay mandrafy any Iehôvah efa hody haneky Azy, f' efa haharitra mandrakizay ny androny *ny oloko*.
16 Ary efa hamahana azy ny vary tsara indrindra Izy: eny, efa hamokisako anao tantely avy amy ny vatolampy.

## FIHIRANA LXXXII.

### Fihirany Asafa.

**Andriamanitra** mijanona eo amy ny fiangonany ny mahery; mitsara eo amy ny andriamani-tsamihafa Izy.
2 Mandra-pahoviana no hitsaranareo tsi-marina, sy hizahanareo ny tavany ny ratsi-fanahy? Sela.
3 Alaharo ny teniny ny malahelo sy ny kamboty: omeo ny rariny ny ory sy ny mahantra.
4 Vonjeo ny malahelo, sy mahantra: afaho amy ny tànany ny ratsi-fanahy *ireo.*
5 —Tsy mahalala ireny, ary tsy mahafantatra ireny; ny maizina no làlan-kalehany: mihiorohoro ny fanambanin-tany rehetra.—
6 Hoy izaho, Andriamanitra hianareo; ary zanaky ny Avo indrindra hianareo rehetra.
7 Kanefa hiala-aina tahaky ny olona hianareo, ary ho lavo tahaky ny andriandahy anankiray hianareo.
8 —Mitsangàna, Andriamanitr' ô, tsarao ny tany: fa Hianao handova ny firenen-drehetra.

## FIHIRANA LXXXIII.

### Tonon-kira, fihirany Asafa.

**Aza** mangina, Andriamanitr' ô: aza mamehi-vava Hianao, ary aza mitsahatra Hianao, Andriamanitr' ô.
2 F' indro, mitabataba ny fahavalonao: ary izay mandrafy Anao efa nanandratry ny lohany.
3 Manangoly ny olonao izareo, ary manao saina amy ny olona tehirizanao izareo.
4 Hoy izareo, Avia, ka andeha ho fongorantsikia mba tsy ho firenena izareo; mba tsy ho tsarovina ny anarany ny Isiraely intsony.
5 Fa nirai-tetikia izareo: nifaneky hanohitra Anao izareo:
6 Ny lainy ny Edoma, sy ny Isimaela; ny Moaba, sy ny Hagara;
7 Ny Gebala, sy ny Amôna, ary ny Amaleka; ny Filisitia, ambany ny mponina any Toro.
8 Ny Asiora koa niray taminy: nanohany ny zanaky Lota izareo. Sela.
9 Atavy tahaky ny Midiana izareo; tahaka any Sisera, tahaka any Iabina, teo amy ny renirano Kisôna:
10 Maty tany Endora izareo: efa zezikia ho amy ny tany izareo.
11 Atavy tahaka any Oreba sy Ziba ny andriandahiny: eny, tahaka any Zebaha, sy Zalimiona, ny andriam-baventiny rehetra;
12 Izay nanao hoe, Aoka halaintsikia ny tranon' Andriamanitra, ho fananantsikia.
13 Ry Andriamanitro, atavy tahaky ny kodiarana izareo, tahaky ny mololo eo alohan-drivotra.
14 Tahaky ny afo mandoro ny ala, ary tahaky ny lel'afo mampirehitry ny tendrombohitra;
15 Aoky izany anenjehany ny tadionao azy, sy ampitahorany ny tafio-drivotrao azy.
16 Sarony henatra ny tavany; mba ho tadiaviny ny anaranao, Iehôvah ô.
17 Aoka ho menatra, ka ho very hevitra mandrakizay izareo; ary aoka ho afa-baraka, ka haringiana izareo:
18 Mba ho fantatra fa Hianao no Avo indrindra ambony ny tany rehetra; Anao hiany ny anarana hoe, Iehôvah.

## FIHIRANA LXXXIV.

### Ho any ny mpiventy hira amy ny Gitita: fihirana ho any ny zanaky Kora.

**Manao** ahoana ny hatsarany ny tranonao, ry Iehôvah *Tompony* ny maro ô!

2 Manina, dia malahelo, ny kianjany Iehôvah ny fanahiko: ny foko sy ny nofoko mifaly amin' Andriamanitra mahavelona.

3 Eny, ny papelikia nahita trano, ary ny tsikirity akany ho azy, hanotrehany ny atodiny, *dia* ny fivoadianao, Iehôvah *Tompony* ny maro, Mpanjakako sy Andriamanitro.

4 Finaritra ny mitoetra eo an-tranonao: hidera Anao mandrakariva izareo: Sela.

5 Finaritra ny olona izay manan-kery avy aminao; eo am-pony ny làlana *ho any*:

6 Raha mandeha mamaky ny tany lemaka any Baka izareo, dia ataony loharano iny, ka feno ranonorana ny kamory.

7 Miampy hery eny am-pandehanana izareo; miseho any Ziôna eo anatrehan' Andriamanitra izy rehetra.

8 Ry Iehôvah ô, Andriamanitry ny maro, henoy ny hatako: mandrenesa, ry Andriamanitry Iakôba. Sela.

9 Ry Andriamanitr' ô, ampingianay, jereo, ka tsinjovy ny tavany ny voa hosotrao.

10 F' indrai-andro eo an-kianjanao, tsara lavitra noho ny arivo: aleoko mipetraka eo amy ny tokonany ny varavarany ny tranon' Andriamanitra, toy izay mitoetra any an-dainy ny fanahi-ratsy.

11 Fa masoandro sy ampingia Iehôvah Andriamanitra; fahasoavana sy voninahitra homeny Iehôvah: tsy hiaro zava-tsoa aminy izay mandeha mahitsy Izy.

12 Ry Iehôvah *Tompony* ny maro, finaritra ny olona izay matoky Anao.

## FIHIRANA LXXXV.

Ho any ny mpiventy hira: fihirana ho any ny zanaky Kora.

IEHÔVAH ô, efa niantra ny taninao Hianao: efa nampodinao ny Iakôba voa babo.

2 Voa velanao ny heloky ny olonao, voa saronao ny fahotany rehetra. Sela.

3 Efa nampialanao ny fahatezeranao rehetra: efa natsahatrao ny firehetany ny fahatezeranao.

4 Mamerena anay, Andriamanitry ny famonjena anay, ary ampitsaharo ny fahatezeranao aminay.

5 Ho tezitra aminay mandrakizay va Hianao? halefanao va ny fahatezeranao hatramy ny taranaka fara-mandimby?

6 Tsy ho velominao indray v' izahay; ka Hianao hifaliany ny olonao?

7 Asehoy anay ny famindram-ponao, Iehôvah ô, ka omeo anay ny famonjenao.

8 Hihaino izay ho lazainy Iehôvah Andriamanitra aho: hitory fiadanana amy ny olona tokoa Izy, dia amy ny olo-masiny: fa aza avela hiveriu' indray ho amy ny fahadalana izareo.

9 Fa manakeky izay matahotra Azy ny famonjeny; mba hitoerany ny voninahitra eo amy ny tanintsikia.

10 Tafahaona ny fiantrana sy ny fahamarinana; nifanoroka ny fahitsiana sy ny fihiavanana.

11 Ny to hitsimoka amy ny tany; ary ny fahamarinana hitsinjo eny an-danitra.

12 Eny, Iehôvah hanome ny tsara; ary ny tanintsikia hahavoka-javatra.

13 Fahamarinana hialoha Azy; ary hampitoetry ny diany amy ny làlana Izy.

## FIHIRANA LXXXVI.

Fivavaky Davidy.

ATONGILANO ny sofinao, Iehôvah ô, valio aho; fa malahelo sy mahantra aho.

2 Tehirizo ny fanahiko; fa masina aho; Hianao Andriamanitro, vonjeo ny mpanomponao, izay matoky Anao.

3 Ry Tompo ô, mamindrà-fo amiko: fa Hianao itarainako tontolo andro.

4 Ampifalio ny fanahiny ny mpanomponao: fa Hianao, Tompo ô, no ananganako ny fanahiko.

5 Fa tsara Hianao, Tompo ô, ka mamela heloka; ary be famindram-po aminy izay rehetra miantso Anao.

6 Henoy ny fivavako, Iehôvah ô; ary tandremo ny feony ny fifonako.

7 Hiantso Anao amy ny androny ny fahoriako aho; fa hamaly ahy Hianao.

8 Tsy misy manahaka Anao, Tompo ô, eo amy ny andriamani-tsamihafa; ary tsy misy *asa* manahaky ny asanao.

9 Ny firenen-drehetra izay nataonao, dia ho avy hivavaka eo anatrehanao, Tompo ô; ary hankalaza ny anaranao izareo.

10 Fa lehibe Hianao, ka manao zava-mahagaga: Hianao hiany no Andriamanitra.

11 Mampianara ahy ny làlanao, Iehôvah ô; ny fahamarinanao no halehako: ampiraiso ny foko hatahotry ny anaranao.

12 Hidera Anao amy ny foko rehetra aho, Andriamanitro, Tompo ô: ary hankalaza ny anaranao mandrakizay aho.

13 Fa lehibe ny famindram-ponao amiko: ary efa namonjy ny fanahiko tamy ny fasana ambany indrindra Hianao.

14 Ry Andriamanitr' ô, ny mpiavona-vona nitsangana hanohitra ahy, ary ny fiangonany ny olon-doza-be nitady ny aiko; ary tsy mba nataony teo anatrehany Hianao.

15 Fa Hianao, Tompo ô, Andriamanitra mamindra-fo, sy miantra, mahari-po, ary be famindram-po, sy fahamarinana.

16 Miverena amiko, ka mamindrà-fo amiko; ampaharezo ny mpanomponao, ka vonjeo ny zanaky ny ankizi-vavinao.

17 Manehoa ahy famantarana hahasoa; mba ho hitany izay mandrafy ahy, ka ho menatra izareo; fa Hianao Iehôvah no nanohana ahy, sy nampifaly ahy.

## FIHIRANA LXXXVII.

Fihirana, tonon-kira, ho any ny zanaky Kora.

Eo an-tendrombohitra masina ny fanorenany:

2 Ny vavahadiny Ziôna tiany Iehôvah, bebe kokoa noho ny fonenan-drehetra any ny Iakôba.

3 Zava-malaza anambarana anao, ry tanànan' Andriamanitra. Sela.

4 Hilaza any Rahaba sy any Babilona aminy izay mahalala ahy aho: indro, i Filisitia, sy Toro, ambany Etiopia; ilehio efa teraka teo.

5 Ary Ziôna hilazana hoe, Ilehio sy lehiroa efa teraka teo: ary ny Avo indrindra hampitoetry iny.

6 Iehôvah hanisa, raha manoratry ny olona Izy, Ilehio efa teraka teo. Sela.

7 Ny mpihira sy ny mpitsioka miosikia *ho any*: ny loharanoko rehetra eo anatinao.

## FIHIRANA LXXXVIII.

Tonon-kira, fihirana, ho any ny zanaky Kora. Ho any ny mpiventy hira amy ny Mahalata Leanota, masikily any Hemana, zanaky Ezira.

Iehôvah ô, Andriamanitry ny famonjena ahy, nitaraina andro *aman'* alina teo anatrehanao aho:

2 Aoky ny fivavako hankeo anatrehanao: atongilano ny sofinao amy ny fitarainako;

3 Fa ory indrindra ny fanahiko: ary ny aiko manakeky ny fasana.

4 Voa isa ho namany izay midina any an-davaka aho; manahaky izay tsy manan-kery aho;

5 Malemy aho *toa* ao amy ny maty, tahaky izay voavono, mandry eo am-pasana, izay tsy tsarovinao intsony, ary voa fongotry ny tànanao izareo.

6 Efa nampandry ahy tany an-davaka ambany indrindra Hianao, teo amy ny maizina, teo amy ny rano lalina.

7 Ny fahatezeranao mavesatra amiko, ary ny alon-dranonao rehetra nampahorianao *ahy*. Sela.

8 Efa nampanalavitra ahy ny olom-pantatro Hianao; efa nataonao zava-betaveta taminy aho: voa hidy aho, ka tsy afa-mivoaka.

9 Ny masoko malahelo noho ny fahoriana: Iehôvah ô, niantso Anao isan' andro aho, naninjitry ny tànako taminao aho.

10 Haneho fahagagana amy ny maty va Hianao? ny maty hitsangana hidera Anao va? Sela.

11 Ho torina any am-pasana va ny fiantrànao? *sa* ny fahamarinanao any amy ny fandringianana?

12 Ho fantatra eo amy ny maizina va ny fahagaganao? ary ny fahamarinanao eo amy ny tany mampahadino?

13 Fa Hianao nitarainako, Iehôvah ô; ary ny fivavako hankeo anatrehanao nony maraina.

14 Ry Iehôvah ô, nahoana no manary ny fanahiko Hianao? *nahoana no* manafiny ny tavanao amiko Hianao?

15 Mahantra aho, k' efa ho faty, hatramy ny fahazazana: raha mitondra ny fampitahoranao aho, dia very hevitra aho:

16 Difotry ny fahatezeranao aho; fongotry ny fampitahoranao aho:

17 Manidy ahy isan' andro tahaky ny rano ireny; miara-manodidina ahy ireny.

18 Efa nampanalavitra ahy ny olon-tiana sy ny sakaiza Hianao; ny olom-pantatro efa nampandehaninao ho amy ny maizina.

## FIHIRANA LXXXIX.

Masikily any Etana, zanaky Ezira.

Ny famindram-pony Iehôvah hihirako mandrakizay: ny vavako hampahafantarako ny teninao marina hatramy ny taranaka fara-mandimby.

2 Fa hoy izaho, Hatsangana mandrakizay ny famindram-po: ny teninao marina hampitoerinao eo amy ny lanitra indrindra:
3 —Efa nanao fanekena tamy ny finidiko Aho; efa nianiana taminy Davidy mpanompoko Aho:
4 Hampitoetry ny zanakao mandrakizay Aho, ka hanangany ny lapanao hatramy ny taranaka fara-mandimby.—Sela.
5 Ary ny lanitra hidera ny fahagaganao, Iehôvah ô; ary ny fahamarinanao, eo amy ny fiangonany ny olo-masina.
6 F' iza no hampitovina aminy Iehôvah eo amy ny lanitra? *iza no* manahaka any Iehôvah eo amy ny zanaky ny mahery?
7 Andriamanitra no hatahoran' indrindra eo amy ny fiangonany ny olo-masina, ka ho hajainy izay rehetra manodidina Azy.
8 Ry Iehôvah Andriamanitry ny maro, iza no manahaka Anao, Iah mahery? ary manodidina Anao ny fahamarinanao.
9 Hianao mandidy ny firohondrohon-dranomasina: raha manonja ny alony, dia mampitsahatry ireny Hianao.
10 Hianao nanorotoro an-DRahaba, tahaky izay efa maty: ny sandrinao mahery nampielezanao ny fahavalonao.
11 Anao ny lanitra, Anao ny tany koa: izao tontolo izao, sy ny eo aminy; Hianao no namorony ireny.
12 Ny avaratra sy ny atsimo, Hianao no nanisy ireny: ny anaranao ifaliany Tabôra sy Herimôna.
13 Manan-tsandry mahery Hianao: mahery ny tànanao, misandratra ny tànanao ankavanana.
14 Fahitsiana sy fitsarana no fampitoerany ny lapanao: famindram-po sy fahamarinana mialoha ny tavanao.
15 Finaritra ny olona izay mahalala ny feo mahafaly: Iehôvah ô, ny fahazavany ny tavanao halehany.
16 Ny anaranao hifaliany tontolo andro: ary ny fahamarinanao hisandratany.
17 Fa voninahitry ny heriny Hianao: ary ny fiantrànao hisandratany ny tandrokay.
18 F' Iehôvah no ampingianay; ary ny Iray Masiny ny Isiraely no mpanjaka anay.
19 Nilaza ny Iray Masinao teo amy ny fanindrimandry fahiny Hianao, ka nanao hoe,—Ny mahery napetrahako ny famonjena; nanandratry ny anankiray voa fidy tamy ny olona Aho.
20 Efa nahita any Davidy mpanompoko Aho; ny soliko masina nanosorako azy:
21 Izy hampitoeriny ny tànako: eny, ny sandriko hampahery azy.
22 Tsy hampandoa hetra azy ny fahavalo; ary tsy hampahory azy ny zanaky ny fanahi-ratsy.
23 Ary handresy ny fahavalony eo anoloany ny tavany Aho, ka hampahory izay mandrafy azy.
24 Fa ny fahamarinako sy ny fiantràko homba azy: ary ny anarako hisandratany ny tandrony.
25 Dia hampitoetry ny tànany eo amy ny ranomasina Aho, eny, ny tànany ankavanana eo amy ny ony.
26 Izy hiantso Ahy hoe, Hianao no raiko, Andriamanitro, sy vatolampiny ny famonjena ahy.
27 Ary izy no hataoko lahi-matoa, ambony lavitra noho ny mpanjaka amy ny tany.
28 Hitahiry ny fiantràko ho azy mandrakizay Aho, ary ny fanekeko hampitoerina aminy.
29 Ary hampitoetry ny zanany mandrakizay Aho, ary ny lapany tahaky ny androny ny lanitra.
30 Raha mahafoy ny lalàko ny zanany, ka tsy mandeha amy ny fitsarako;
31 Raha manota ny fandidiako, ka tsy mitandriny ny didiko izareo;
32 Dia ho vangiako tsorakazo ny fahotany, ary fivatra ny helony.
33 Nefa ny fiantràko tsy ho foanako aminy, ary ny fahamarinako tsy mba hatsahatro.
34 Ny fanekeko tsy ho tsoahako, ary ny navoaky ny molotro tsy hovako.
35 Ny hasiko nianianako indrai-mandeha, fa tsy handaingia aminy Davidy Aho.
36 Ny Zanany haharitra mandrakizay, ary ny lapany hanahaky ny masoandro eo anatrehako:
37 Hampitoerina mandrakizay tahaky ny volana, sy ny vavolombelona marina eo amy ny lanitra, izany.—Sela.
38 F' efa narianao, k' efa lavinao, efa tezitra tamy ny voa hosotrao Hianao.
39 Efa nahafoany ny fanekeny ny mpanomponao Hianao: efa nanary ny satro--boninahiny tamy ny tany Hianao.
40 Efa nandrava ny rovany rehetra Hianao: efa nandrimba ny fiereny mafy Hianao.

41 Izay rehetra mandalo amy ny làlana
mandrimba azy: afa-boninahitra amy ny
namany izy.
42 Efa nanangany ny tànan' ankavanany
ny rafilahiny Hianao; efa nampifaly ny
fahavalony rehetra Hianao.
43 Efa nampilefitry ny lelany ny sabatrany
Hianao, ka tsy nampaharitra azy tamy ny
ady.
44 Efa nampitsahatry ny voninahiny
Hianao, ka nandrava ny lapany hatramy ny
tany.
45 Efa namohy ny androny ny fahatano-
rany Hianao: efa nanaron-kenatra azy Hia-
nao. Sela.
46 Mandra-pahoviana, Iehôvah ô? hia-
fina mandrakizay va Hianao? hirehitra
tahaky ny afo va ny fahatezeranao?
47 Tsarovy ny hafohiny ny androko: za-
va-poana manao ahoana no nasianao ny
zanak' olombelon-drehetra!
48 Iza no olombelona, ka tsy hahita faha-
fatesana? hamonjy ny fanahiny amy ny
tànany ny fasana v' izy? Sela.
49 Ry Tompo ô, aiza ny fiantrànao fa-
hiny, *izay* niananananao taminy Davidy ara-
ky ny fahamarinanao?
50 Ry Tompo ô, tsarovy ny fahafaham-
-boninahitry ny mpanomponao; ny fiton-
drako eo an-tratrako *ny fanaratsiany* ny
olona mahery rehetra;
51 Izay nanaratsiany, dia izay nanara-
tsiany ny fahavalonao ny diany ny voa ho-
sotrao, Iehôvah ô.
52 Hisaorana anie Iehôvah mandrakizay.
Amena, dia Amena.

## FIHIRANA XC.

**Fivavaky Mose, lehilahin' Andriamanitra.**

Tompo ô, efa fonenanay hatramy ny tara-
naka rehetra Hianao.
2 Dieny tsy mbola àry ny tendrombohitra,
sa voa foronao ny tany, sy izao tontolo izao,
dia hatramy ny taloha, ka mandrakizay,
Andriamanitra Hianao.
3 Mameriny ny olona ho amy ny fanim-
bana Hianao; ka manao hoe, Miverena,
hianareo zanak' olombelona.
4 Fa arivo taona eo imasonao toy ny
omaly, fa lasa tahaky ny fiambenan' alina
iny.
5 Mitondra azy tahaky ny riaka Hianao;
torimaso izareo: nony maraina manahaky
ny ahitra maniry izareo.
6 Nony maraina mamony iny, ka
maniry: nony hariva voa jinja iny, ka
malazo.
7 Fa lany ny fahatezeranao izahay, ka
matiny ny fahaviniranao izahay.
8 Efa nataonao teo anatrehanao ny helo-
kay, teo amy ny fahazavany ny tavanao ny
fahotanay miafina.
9 Fa lany ny fahatezeranao ny andronay
rehetra: lasa toy ny eritreritra ny tao-
nanay.
10 Fito-polo taona no androny ny taona-
nay: ary raha tàhiny matanjaka, hahatratra
valo-polo taona, dia ho fahasasarana sy fa-
horiana ny fireharehany; fa lany faingiana
ireny, dia manidina izahay.
11 Iza no mahafantatry ny heriny ny fa-
hatezeranao, sa ny fahaviniranao, araky ny
fatahorana Anao?
12 Mampianara anay hanisa ny andro-
nay, hitondranay ny fo ho amy ny fahen-
drena.
13 Miverena, Iehôvah ô, mandra-paho-
viana? ary manenena ny amy ny mpanom-
ponao.
14 Vokiso ny fiantrànao nony maraina
izahay; mba hifalianay sy ho ravoravoa-
nay amy ny andro hiainanay rehetra.
15 Mampifalia anay araky ny andro nam-
pahorianao anay, *sy* ny taona nahitanay
ratsy.
16 Manehoa ny asanao amy ny mpanom-
ponao, ary ny voninahitrao amy ny zanany.
17 Ary aoka ho aminay ny fahatsarany
Iehôvah Andriamanitray: ary ampitoero
aminay ny asany ny tànanay; eny, ny asa-
ny ny tànanay, ampitoero iny.

## FIHIRANA XCI.

Izay mitoetra eo amy ny fiereny ny Avo
indrindra, izay mitoetra eo ambany ny
aloky ny Tsi-toha;
2 Hilaza any Iehôvah *aminy* aho, Aroko
sy fiereko *Izy*: Andriamanitro; Izy no
hitokiako;
3 Izy hamonjy anao tokoa amy ny fan-
driky ny mpihiaza, *sy* amy ny areti-man-
doza.
4 Ny volony hanaronany anao, ary eo
ambany ny elany hitokianao: ho ampingia
sy fiarovana ny teniny marina.

5 Tsy hatahotry ny horohoro nony alina hianao; *na* ny zana-tsipìkia alefa nony andro;
6 *Na* ny aretin-dratsy mandeha amy ny maizina; *na* ny fandringianana mandany antoandro.
7 Arivo ho lavo eo anilanao, ary irai-alina eo anilany ny tànanao ankavanana; tsy hanakeky anao izany.
8 Ny masonao hiany hijerenao sy hahitanao ny tambiny ny ratsi-fanahy.
9 —Hianao tokoa, Iehôvah, no aroko. —Efa nataonao ny Avo indrindra ho fonenanao;
10 Tsy misy ratsy hanjo anao, na izay aretin-dratsy hanakeky ny fonenanao.
11 F' Izy handidy ny anjeliny hitandrina anao, mba hiaro anao eo amy ny làlan-kalehanao rehetra.
12 Hitantana anao izareo, fandroa ho tafintohina amy ny vato ny tongotrao.
13 Ny liona sy ny bibi-lava ho diavinao: ny zana-diona sy ny menarana hitsahinao.
14 —Satria tia Ahy izy, dia hamonjy azy Aho: hanandratra azy Aho, satria nahalala ny anarako izy.
15 Hiantso Ahy izy, dia hamaly azy Aho: homba azy Aho, raha ory izy; hamonjy azy, sy hanome voninahitra azy Aho.
16 Ho vokisako andro lava izy; ka hasehoko azy ny famonjeko.

## FIHIRANA XCII.

Fihirana, tonon-kira, amy ny andro sabata.

Tsara hisaotra any Iehôvah, sy hihira ny anaranao, ry Avo indrindra;
2 Hanambara ny fiantrànao nony maraina, ary ny teninao marina nony alina;
3 Amy ny fitendrena folo, sy amy ny sodina; amy ny fampanenoany ny lokanga mahasina.
4 Fa ny asanao nampifalianao ahy, Iehôvah ô: ny asany ny tànanao hifaliako.
5 Iehôvah ô, manao ahoana ny halehibeny ny asanao! lalin' indrindra ny fisainanao.
6 Ny olona tsi-manan-tsaina tsy mahafantatra; ary ny adala tsy mahalala izany.
7 Raha mitranga tahaky ny ahitra ny ratsi-fanahy, ary raha mamony ny mpanao-ratsy rehetra; dia haringiana mandrakizay izareo.
8 Fa Hianao, Iehôvah ô, efa asandratra mandrakizay.
9 F' indro, ny fahavalonao, Iehôvah ô, f' indro, maty ny fahavalonao; hiely ny mpanao meloka rehetra.
10 Fa ny tandroko hasandratrao tahaky *ny any* ny ombelahy: hosoran-tsolikia vao-vao aho.
11 Ary hifaly ny masoko hahita ny fahavaloko, *ary* ho finaritra ny sofiko handre ny amy ny ratsi-fanahy izay efa mitsangana hanohitra ahy.
12 Ny marina hitsimoka tahaky ny hazo roafia: haniry tahaky ny hazo sedera any Lebanôna izareo:
13 Efa nambolena teo an-tranony Iehôvah, ka hitsimoka eo anatiny ny kianjan' Andriamanitsikia izareo:
14 Hamoa hiany rehefa antitra izareo: ho dofodofotra, ka ho maitso izareo:
15 Mba hanambara fa mahitsy Iehôvah, vatolampiko, ary tsy manan-tsiny Izy.

## FIHIRANA XCIII.

Iehôvah manjaka, mitafy, dia mitafy voninahitra Iehôvah; hery nisikinany: ary izao tontolo izao nampitoerina, ka tsy hihietsikietsikia.
2 Ny lapanao nampitoerina hatramy ny fahiny: hatramy ny taloha Hianao.
3 Manandratra ny riaka, Iehôvah ô, manandratry ny feony ny riaka; manandratry ny alony ny riaka.
4 Iehôvah amy ny avo mahery lavitra noho ny firohondrohony ny rano be, *eny, noho* ny heriny ny alon-dranomasina.
5 Marin' indrindra ny filazanao: fahamasinana mahamendriky ny tranonao mandrakizay, Iehôvah ô.

## FIHIRANA XCIV.

Iehôvah ô, ry Andriamanitra, Izay mahavaly; mamirapirata, ry Andriamanitra, Izay mahavaly.
2 Misandrata Hianao, ry mpitsara ny tany: mamalia ny mpiavonavona.
3 Iehôvah ô, mandra-pahoviana, ny ratsi-fanahy, mandra-pahoviana no hirehareha ny ratsi-fanahy?
4 *Mandra-pahoviana no* hilaza *sy* hiteny

zava-mahory izareo? *mandra-pahoviana no* hirehareha ny mpanao meloka rehetra?
5 Manorotoro ny olonao, ka mampahory ny lovanao izareo, Iehôvah ô.
6 Mamono ny mpitondra-tena, sy ny vahiny, izareo, ka mahafaty ny kamboty.
7 Fa hoy izareo, Tsy mba hijery Iehôvah, ary tsy mba hitandrina ny Andriamanitry Iakôba.
8 Mahalalà, hianareo, izay tsy manan-tsaina eo amy ny olona: ary hianareo adala, rahoviana no ho hendry hianareo?
9 Izay namboatry ny sofina tsy handre va? Izay namorony ny maso tsy hahita va?
10 Izay mampijaly ny firenen-tsamihafa, Izay mampianatry ny olona saina, tsy hananatra va?
11 Iehôvah mahafantatra fa zava-poana ny hevitr' olona.
12 Finaritra izay olona anarinao, Iehôvah ô, ary izay ampianarinao ny lalànao;
13 Mba homenao azy fitsaharana amy ny andro fahoriana, mandra-pihiadian-davaka ho any ny ratsi-fanahy.
14 F' Iehôvah tsy mba hanary ny olony, na hahafoy ny lovany.
15 Fa fitsarana hody fahamarinana: ary hanaraky iny ny mahitsi-fo rehetra.
16 Iza no hitsangana ho ahy hanohitry ny mpanao-ratsy? iza no hijanona ho ahy hanohitry ny mpanao meloka?
17 Raha tsy Iehôvah no mpanampy ahy, efa nadiva nitoetra teo amy ny mangingina ny fanahiko.
18 Raha hoy izaho, Solafaka ny tongotro; ny famindram-ponao nanohana ahy, Iehôvah ô.
19 Raha maro ny hevitro eo anatiko, dia mamelony ny fanahiko ny fampifalianao.
20 Hiray aminao va ny fitoeran-keloka, izay mamorom-pitaka ho lalàna?
21 Ireo miangona hanohitry ny fanahiny ny marina, ary manameloky ny ra marina.
22 Fa fiarovana ahy Iehôvah; ary vatolampy fiereko ny Andriamanitro.
23 Dia hampanody azy ny helony Izy, ka hamongotra azy noho ny fanahi-ratsiny; dia hamongotra azy Iehôvah Andriamanitsikia.

## FIHIRANA XCV.

Avia, aoky isikia hihira ho any Iehôvah: aoky isikia hihioby ny vatolampiny ny famonjena antsikia.
2 Aoka handeha hanatrikia Azy amy ny fisaorana isikia; aoky hihioby Azy amy ny fihirana isikia.
3 Fa Andriamanitra lehibe Iehôvah, ary Mpanjaka lehibe ambony ny andriamani-drehetra.
4 Eo any an-tànany ireo fitoerana lalina amy ny tany: ary Azy ny hareny ny tendrombohitra.
5 Azy ny ranomasina, f' Izy no nanao iny: ary ny tànany no namorony ny tany maina.
6 Avia, aoky hivavaka sy hiondrikia isikia: aoky isikia handohalikia eo anatrehany Iehôvah, mpanao antsikia.
7 F' Izy no Andriamanitsikia; ary olony ny famahanany, sy ondriny ny tànany isikia.——Anio, raha hihaino ny feony hianareo,
8 Aza manasarotry ny fonareo, tahaky *ny amy* ny Fanoherana, *ary* tahaky *ny amy* ny andro fakâm-panahy tany an-efitra;
9 Raha naka-fanahy Ahy ny razanareo, *sy* nizaha-toetra Ahy, kanefa nahita ny asako izareo.
10 Nampalahelo Ahy efa-polo taona io taranak' io, ka hoy Izaho, Olona mania amy ny fony izareo, ka tsy mahalala ny làlako:
11 Izay nianianako tamy ny fahatezerako, Tsy hiditra amy ny fitsaharako izareo.

## FIHIRANA XCVI.

Mihirà fihiram-baovao ho any Iehôvah: mihirà ho any Iehôvah, ry tany rehetra.
2 Mihirà ho any Iehôvah, mankalazà ny anarany; ambarao isan' andro ny famonjeny.
3 Torio ny voninahiny eo amy ny firenen-tsamihafa, ny fahagagany eo amy ny olon-drehetra.
4 Fa lehibe Iehôvah, ka ho derain' indrindra: hatahorana ambony ny andriamani-drehetra Izy.
5 Fa zava-poana ny andriamanitry ny firenen-tsamihafa: f' Iehôvah no nanao ny lanitra.
6 Laza sy voninahitra eo anatrehany: hery

sy fahatsara-tarehy eo amy ny fitoerany masina.
7 Omeo any Iehôvah, hianareo mpianakaviny ny olona, omeo any Iehôvah voninahitra sy hery.
8 Omeo any Iehôvah ny voninahitry ny anarany: ento fanatitra, ka mankanesa eo an-kianjany.
9 Mivavaha aminy Iehôvah eo amy ny hatsarany ny fahamasinana: matahora eo anatrehany, ry tany rehetra.
10 Lazao eo amy ny firenen-tsamihafa, Manjaka Iehôvah: ary izao tontolo izao nampitoerina, ka tsy hihietsikietsikia: hitsara marina ny olona Izy.
11 Aoka ho faly ny lanitra, ary aoka ho ravoravo ny tany; aoky hirohondrohona ny ranomasina sy ny eo aminy.
12 Aoka ho faly ny saha, sy izay rehetra eo aminy; aoka ho faly ny hazo rehetra any an-ala,
13 Eo anatrehany Iehôvah: fa avy Izy, fa avy hitsara ny tany Izy: hitsara izao tontolo izao amy ny fahamarinana, ary ny olona amy ny teniny marina, Izy.

## FIHIRANA XCVII.

Iehôvah manjaka; aoka ho faly ny tany; aoka ho ravoravo ny nosy maro.
2 Rahona sy aizina manodidina Azy: fahamarinana sy fitsarana no fampitoerany ny lapany.
3 Afo mialoha Azy, ka mandoro ny fahavalony manodidina.
4 Mahazava aminy izao tontolo izao ny helatrany; mahita, ka mihiorohoro ny tany.
5 Ny tendrombohitra miempo tahaky ny savoka, amy ny fanatrehany Iehôvah, amy ny fanatrehany ny Tompony ny tany rehetra.
6 Ny lanitra mitory ny fahamarinany, ary ny olon-drehetra mahita ny voninahiny.
7 Aoka ho menatra izay rehetra manompo ny endri-javatra, izay mirehareha amy ny sampy: mivavaha aminy *Iehôvah,* hianareo andrian-drehetra.
8 Nandre, ka faly Ziôna; ary nifaly ny zanaka-vaviny Ioda noho ny fitsaranao, Iehôvah ô.
9 Fa Hianao, Iehôvah ô, avo indrindra ambony ny tany rehetra: efa asandratra ambony ny andriamani-drehetra Hianao.
10 Aza tia ratsy, hianareo izay tia any Iehôvah: miaro ny fanahiny ny olo-masiny Izy; mamonjy azy amy ny tànany ny ratsi-fanahy Izy.
11 Ny mazava nafafy ho any ny marina, ary fifaliana ho any ny mahitsi-fo.
12 Aoky Iehôvah hifalianareo, izay marina; ary misaora ny fahatsiarovany masina.

## FIHIRANA XCVIII.

Fihirana.

Mihirà fihiram-baovao ho any Iehôvah; f' efa nanao zava-mahagaga Izy: ny tànany ankavanana, sy ny sandriny masina nahazoany ny fandresena.
2 Iehôvah efa nampahafantatry ny famonjeny; efa nanambara ny fahamarinany teo imasony ny firenen-tsamihafa Izy.
3 Efa nahatsiaro ny fiantràny sy ny teniny marina tamy ny mpianakaviny ny Isiraely Izy: efa nahita ny famonjen' Andriamanitsikia ny fari-tany rehetra.
4 Mihiobia any Iehôvah, ry tany rehetra; miantsoantsoa, dia mifalia, ka mihirà.
5 Mihirà ho any Iehôvah amy ny lokanga; amy ny lokanga, sy ny feo fihirana.
6 Mihiobia amy ny trompetra sy ny fanenony ny anjomara eo anatrehany Iehôvah, Mpanjaka.
7 Aoky hirohondrohona ny ranomasina sy ny eo aminy; izao tontolo izao, sy izay mitoetra eo aminy.
8 Aoky hiteha-tànana ny riaka: aoky hiara-mifaly ny tendrombohitra,
9 Eo anatrehany Iehôvah; fa avy hitsara ny tany Izy: hitsara izao tontolo izao amy ny fahamarinana, ary ny olona amy ny fahitsiana, Izy.

## FIHIRANA XCIX.

Iehôvah manjaka; aoka hangovitra ny olona: mipetraka eo anelanelany ny keriobima Izy; aoky hihiorohoro ny tany.
2 Lehibe any Ziôna Iehôvah; ary avo indrindra ambony ny olon-drehetra Izy.
3 Aoky hidera ny anaranao lehibe sy mahatahotra izareo; *fa* masina iny:
4 Ary ny heriny ny Mpanjaka tia fitsarana; Hianao mampitoetry ny fahitsiana; fitsarana sy fahamarinana ataonao eo amy ny Iakôba.

5 Manandrata any Iehôvah Andriamanitsikia hianareo, ary mivavaha eo amy ny fipetrahany ny tongony; masina Izy.
6 I Mose sy Arona eo amy ny mpisorona, ary Samioela eo aminy izay miantso ny anarany; niantso any Iehôvah izareo, ary Izy kosa namaly azy.
7 Niteny taminy teo anatiny ny andrin--drahona Izy: nitandriny ny filazany izareo, dia ny didiny *izay* efa nomeny azy.
8 Iehôvah ô, Andriamanitray, dia namaly azy Hianao: Andriamanitra Izay namela ny helony Hianao, na dia nampijaly ny fihieverany Hianao.
9 Manandrata any Iehôvah Andriamanitsikia, ary mivavaha eo an-tendrombohiny masina; fa masina Iehôvah, Andriamanitsikia.

## FIHIRANA C.

Fihiran-dera.

MIHIOBIA any Iehôvah, hianareo tany rehetra.
2 Manompoa any Iehôvah amy ny fifaliana: mankanesa eo anatrehany amy ny fihirana.
3 Fantaro f' Iehôvah no Andriamanitra: Izy nanao antsikia, ary Azy isikia, olony sy ondriny ny famahanany.
4 Midira eo amy ny vavahadiny amy ny fisaorana, *ary* ny kianjany amy ny fiderana: misaora Azy, mankalazà ny anarany.
5 Fa tsara Iehôvah; mandrakizay ny fiantràny: ary mihiatramy ny taranaka fara-mandimby ny fahamarinany.

## FIHIRANA CI.

Fihirany Davidy.

FAMINDRAM-PO sy fitsarana hihirako: Hianao, Iehôvah ô, no hihirako.
2 Hahay hitondra-tena amy ny làlana marina aho. Raboviana no hanatona ahy Hianao? handeha eo anatiny ny tranoko amy ny fo marina aho.
3 Tsy hampitoetry ny zava-dratsy eo anatrehany ny masoko aho: ny asany ny mpanota halako; tsy hiray amiko iny.
4 Ny fo maditra hiala amiko: tsy hahalala ny olon-dratsy aho.
5 Izay manendrikiendriky ny namany mangingina, ho fongorako: izay miandrandra maso sy mirehareha am-po tsy haritro.
6 Ny masoko ho amy ny marina eo amy ny tany, mba hitoerany amiko: izay mandeha amy ny làlana marina no hanompo ahy.
7 Tsy hitoetra eo anatiny ny tranoko izay manao fitaka: tsy hijanona eo anatrehany ny masoko izay milaza laingia.
8 Haringiako amy ny maraina ny ratsi--fanahy rehetra eo amy ny tany; mba ho fongorako ny mpanao-ratsy rehetra amy ny tanànany Iehôvah.

## FIHIRANA CII.

Fivavaky ny ory, raha mahantra izy, ka mamoaky ny alahelony eo anatrehany Iehôvah.

IEHÔVAH ô, henoy ny fivavako, ary aoka hankeo aminao ny fitarainako.
2 Aza manafiny ny tavanao amiko; atongilano amiko ny sofinao amy ny androny ny fahoriako: malakia hamaly ahy amy ny androny ny fitarainako.
3 Fa levon-ko-setroka ny androko, ary ny taolako mahamay tahaky ny fatana.
4 Voa jinja tahaky ny ahitra ny foko, ka malazo: hadinoko tokoa hihinany ny mofoko.
5 Ny taolako miraikitra amy ny hoditro noho ny feony ny fisentoako.
6 Manahaky ny papelikia any an-efitra aho: manahaky ny vorondolo any amy ny tany foana aho.
7 Miambina aho, ka manahaky ny tsikirity irery an-doha-trano aho.
8 Mandatsa ahy tontolo andro ny fahavaloko; miozona izay tezitra amiko ho ory tahaka ahy.
9 Fa nihinan-davenona tahaky ny mofo aho, ary nampihiaroharo ranomaso tamy ny zavatra sinotroko aho,
10 Noho ny fahaviniranao sy ny fahatezeranao: fa nampisandratra ahy sy nampietry ahy Hianao.
11 Manahaky ny aloka mihielina ny androko; ary efa malazo tahaky ny ahitra aho.
12 Fa Hianao, Iehôvah, haharitra mandrakizay; ary ny fahatsiarovana Anao mihiatramy ny taranaka fara-mandimby.
13 Hianao hitsangana, *ka* hamindra-fo amy ny Ziôna: fa tonga ny andro hiantra azy, dia ny fotoan' andro.

14 Fa sitraky ny mpanomponao ny vatony, ka miantra ny vovony izareo.
15 Ary hatahotry ny anarany Iehôvah ny firenen-tsamihafa, ary ny mpanjaka rehetra amy ny tany, ny voninahitrao;
16 Raha hanangana any Ziôna Iehôvah, *ka* ho hita eo amy ny voninahiny Izy.
17 Hijery ny fivavaky ny mahantra Izy, ka tsy hanevateva ny fivavany.
18 Izany ho soratana ho any ny taranaka mandimby: ary ny olona ho foronina hidera any Iehôvah:
19 F' Izy nijery teo amy ny hahavony ny fitoerany masina; tany an-danitra nitsinjovany Iehôvah ny tany;
20 Mba hihaino ny fitarainany ny mpifatotra; mba handefa ny zanaky ny fahafatesana;
21 Mba hitory ny anarany Iehôvah any Ziôna, ary ny fiderana Azy any Ieriosalema:
22 Raha tafangona ny firenena, eny, fanjakana maro, hanompo any Iehôvah.
23 Efa nahaketraky ny heriko tany an-dàlana Izy; efa nahafohy ny androko Izy:
24 Hoy izaho, Ry Andriamanitro, aza maka ahy amy ny an-tsasaky ny androko: ny taonanao mihiatramy ny taranaka fara-mandimby.
25 Hatramy ny voalohany no nametrahanao ny fanorenany ny tany: ary asany ny tànanao ny lanitra.
26 Ireo ho simba, fa Hianao no haharitra: ary izy rehetra hihiatonta toy ny fitafiana: toy ny lamba hanovanao ireo, ka hovana.
27 Fa Hianao no tsy miova, ary ny taonanao no tsy ho diso.
28 Ny zanaky ny mpanomponao haharitra, ary ny zanany hampitoerina eo anatrehanao.

## FIHIRANA CIII.

*Fihirany* Davidy.

Misaora any Iehôvah, ry fanahiko: ary izay rehetra eo anatiko, *misaora* ny anarany masina.
2 Misaora any Iehôvah, ry fanahiko; ary aza manadino ny fitahiany rehetra:
3 Izay mamela ny helokao rehetra; Izay mahasitrany ny aretinao rehetra;
4 Izay manavotry ny ainao amy ny lavaka; Izay manarona fiantrana sy famindram-po anao;
5 Izay mahavoky ny soa ny vavanao; ny fahazazanao velomina toy ny voromahery.
6 Manao fahamarinana sy fitsarana amy ny mahantra rehetra Iehôvah.
7 Efa nampahafantatra any Mose ny làlan-kalehany, ny zanaky Isiraely ny asany, Izy.
8 Mamindra-fo sy miantra Iehôvah, mahari-po, ary be famindram-po.
9 Tsy mandaha-teny mandrakariva Izy: na mitahiry *fahatezerana* mandrakizay.
10 Tsy mba nanao tamintsikia araky ny fahotantsikia Izy; ary tsy mba namaly antsikia araky ny helotsikia Izy.
11 Fa manahaky ny hahavony ny lanitra ambony ny tany, ny habeny ny famindram-pony aminy izay matahotra Azy.
12 Manahaky ny halavitry ny atsinanana amy ny andrefana, ny halavitry ny nanesorany ny fahotantsikia tamintsikia.
13 Manahaky ny fiantràny ny ray ny zanaka, ny fiantràny Iehôvah izay matahotra Azy.
14 F' Izy mahalala ny toetsikia; Izy mahatsiaro fa vovoka isikia.
15 Manahaky ny ahitra ny andron'olona: manahaky ny vonin-javatra any an-tsaha ny famoniny.
16 Ny rivotra mifofofofo iny, ka lasa iny; ary tsy hahalala azy intsony ny fitoerany.
17 Fa ny famindram-pony Iehôvah mihiatramy ny taloha indrindra, ka mandrakizay, aminy izay matahotra Azy, ary ny fahamarinany mihiatramy ny zafiafy;
18 Aminy izay mitandriny ny fanekeny, sy aminy izay mahatsiaro ny didiny hankatoavany ireny.
19 Iehôvah efa namboatry ny lapany tany an-danitra; ary ny fanjakany manapaky izao tontolo izao.
20 Misaora any Iehôvah, hianareo anjeliny, izay mihoatra amy ny hery, izay mankato ny didiny, ka mihaino ny feony ny teniny.
21 Misaora any Iehôvah, ny hamaroany rehetra; mpanompony, izay manao ny sitrapony.
22 Misaora any Iehôvah, ny asany rehetra: eo amy ny fanjakany tontolo: misaora any Iehôvah, ry fanahiko.

## FIHIRANA CIV.

MISAORA any Iehôvah, ry fanahiko. Ry
Iehôvah, Andriamanitro, lehibe indrindra
Hianao; mitafy laza sy voninahitra Hia-
nao.
2—Izay mitafy ny mazava tahaky ny
lamba: Izay mamelatry ny lanitra tahaky
ny fanaronana:
3 Izay manoriny ny andrin-tranony eo
amy ny rano: Izay manao ny rahona ho
fiarakodiany: Izay mandeha amy ny elatry
ny rivotra:
4 Izay manao ny anjeliny ho fanahy; ny
mpanompony ho lel'afo:
5 Nampitoetry ny tany tambony ny fano-
renany Izy; tsy hihietsikietsikia mandraki-
zay iny.—
6 Voa saronao ny lalina iny tahaky ny
lamba: nitoetra tambony ny tendrombo-
hitra ny rano.
7 Dia nandositra ireny noho ny fananara-
nao; nalaky nandeha ireny noho ny feony
ny kotrokoranao:
8 Niposaka ny tendrombohitra; nidina
ny lohasaha ho any amy ny fitoerana izay
namboarinao ho azy.
9 Efa nasianao fetra ireny, mba tsy hihoa-
rany; mba tsy hiverenany hanarony ny
tany.
10 —Izay mampandeha ny loharano ho
amy ny lohasaha; mandeha eo anelanelany
ny tendrombohitra ireny:
11 Ireny isotroany ny biby rehetra any an-
-tsaha: *ireny* ahafahany ny ampondra dia
ny hetahetany:
12 Eo anilany itoerany ny voro-manidina;
maneno eo amy ny rantsan-kazo ireny.
13 Mandeny ny tendrombohitra avy amy
ny fitoerany Izy; voky ny vokatry ny
asanao ny tany.
14 Mampaniry ny ahitra ho any ny biby
Izy, ary ny anana hanompo ny olona; mba
hampahavokarany ny tany hanina;
15 Ary divay hampifaly ny fon' olona,
*ary* solikia hampinendo ny tava, ary mofo
hampahatanjaky ny fon' olona.
16 Ny hazony Iehôvah milobolobo; ha-
zo sedera any Lebanôna, izay nambo-
leny;
17 Izay anavany ny vorona ny akaniny:
ny hazo fiera ho tranony ny vorona sito-
rikia.
18 Fiarovany ny osy dia ny tendrombohi-
tra avo; ho any ny biby rabity ny vato-
lampy.
19 Nanao ny volana ho fotoana Izy: ny
masoandro mahalala ny filentehany.—
20 Manao ny maizina Hianao, dia alina:
izay andadiany ny biby rehetra any an-ala:
21 Ny zanaky ny liona mierona hitoha,
ka mitady ny haniny avy amin' Andriama-
nitra.
22 Miposaka ny masoandro; *dia* mian-
gona izareo, ka mandry any an-davany:
23 Mivoaka ny olona ho any amy ny
asany, sy ny raharahany, mandra-paha-
riva.
24 Manao ahoana ny hamarony ny asa-
nao, Iehôvah ô! fahendrena no nanavanao
ireny rehetr' ireny: maneniky ny tany ny
harenao.
25 Tahaky izany koa ny ranomasina le-
hibe, sy malalaka, tsi-hita-isa ny mandady
eo, na biby kely, na lehibe.
26 Any andehanany ny sambo; ny tro-
zona, izay nataonao hilaolao any.
27 Ireo rehetr' ireo miandry Anao; mba
homenao ny haniny amy ny fotoany.
28 Manome azy Hianao, *dia* manangona
izareo; manokatry ny tànanao Hianao,
*dia* voky ny soa izareo:
29 Manafiny ny tavanao Hianao, *dia*
very hevitra izareo; mahafaky ny fofon'
ainy Hianao, *dia* maty izareo, ka mody
any amy ny vovony.
30 Mamoaky ny fanahinao Hianao, *dia*
asiana izareo; ka manova ny tarehiny ny
tany Hianao.
31 Haharitra mandrakizay ny voninahi-
try Iehôvah: ny asany hifaliany Iehôvah.
32 Mijery ny tany Izy, dia mihiorohoro
iny: manendry ny tendrombohitra Izy,
dia midonaka ireny.
33 Hihira ho any Iehôvah aho, raha ve-
lona koa: hihira ho an' Andriamanitro aho,
raha miaina koa.
34 Ho mamy ny fisainako Azy: Iehôvah
hifaliako.
35 Haringiana ny mpanota amy ny tany,
ka tsy hisy ratsi-fanahy intsony. Misaora
any Iehôvah, ry fanahiko. Miderà any Iah
hianareo.

## FIHIRANA CV.

MISAORA any Iehôvah; miantsoa ny ana-
rany: mitoria ny asany eo amy ny olona.

2 Mihirà ho Azy, mikialoa ho Azy: resaho ny asany mahagaga rehetra.

3 Aoky ny anarany masina hireharehanareo: aoky hifaly ny fony izay mitady any Iehôvah.

4 Mitadiava any Iehôvah, sy ny heriny: katsaho ny tavany mandrakariva.

5 Tsarovy ny asany mahagaga, izay nataony; ny fahagagany, sy ny fitsarany ny vavany;

6 Hianareo zanaky Abirahama mpanompony, hianareo zanaky Iakôba no finidiny.

7 Izy no Iehôvah Andriamanitsikia: eo amy ny tany rehetra ny fitsarany.

8 Mahatsiaro ny fanekeny mandrakizay Izy, dia ny teny *izay* nandidiany ho any ny taranaka arivo mandimby:

9 Ilehy fanekena nataony taminy Abirahama, ary ny fianianany taminy Isaka;

10 Dia nampitoetry izany taminy Iakôba ho lalàna, ho fanekena mandrakizay taminy Isiraely, Izy,

11 Ka nanao hoe, Homeko anao ny tany Kanana, anjaran-dovanareo:

12 Raha vitsy isa izareo; eny, vitsy, ka vahiny teo.

13 Raha nifindrafindra firenena, ka nifindrafindra fanjakana ho amy ny olon-kafa izareo;

14 Tsy namela olona hampahory azy Izy: eny, nanatry ny mpanjaka samihafa noho izareo Izy:

15 *Hoe,* Aza manendry ny voa hosotro, ary aza mandratry ny mpaminaniko.

16 Dia niantso ny mosary ho amy ny tany Izy: nanito ny tehiny ny mofo rehetra Izy:

17 Naniraka lehilahy handeha eo alohany Izy: Iôsefa namidy ho andevo:

18 Nampandratry ny gadra-vy ny tongony izareo; nifatotra tamy ny vy ny tenany;

19 Mandra-pahatongany ny fotoany ny teniny: nizaha-toetra azy ny teniny Iehôvah.

20 Naniraka ny mpanjaka, ka namaha azy, dia ny mpanapaky ny vahoaka, ka nandefa azy.

21 Nanao azy ho tompony ny tranony, sy mpanapaky ny fananany rehetra, izy:

22 Mba hamatotry ny andriandahiny araky ny sitra-pony; ary hanolo-tsaina ny loholony.

23 Ary Isiraely nankany Ejipity; eny, Iakôba nivahiny teo amy ny tany Hama:

24 Dia nanamaro ny olony indrindra Izy; ka nampahery azy lavitra noho ny fahavalony.

25 Nampiova ny fony handrafy ny olony Izy, mba hihiendry ny mpanompo Azy.

26 Naniraka any Mose mpanompony, *sy* Arona izay no finidiny, Izy.

27 Nataony ny famantarany teo aminy, ary fahagagana teo amy ny tany Hama.

28 Nanatitra aizina Izy, k' efa maizina, ary tsy nanohitry ny teniny izareo.

29 Nampody ny ranony ho ra Izy, ka namono ny hazandranony.

30 Niteraka sahona betsaka ny taniny, teo an-trano fandriany ny mpanjakany.

31 Niteny Izy, dia tonga ny lalitra samihafa, *ary* hao teo amy ny fari-taniny rehetra.

32 Nampody ny ranonorana teo ho havandra *sy* ho afo mededadeda teo amy ny taniny Izy.

33 Namely ny tahom-boalobony sy ny hazom-boarany Izy; ka nanorotoro ny hazo teo amy ny taniny Izy.

34 Niteny Izy, dia tonga ny valala, sy ny sompanga, ka tsi-hita-isa ireny;

35 Dia nihinany ny zava-maitso rehetra teo amy ny taniny, ka nandany ny vokatry ny taniny ireny.

36 Dia namono ny matoa rehetra teo amy ny taniny, dia lohany ny heriny rehetra, Izy.

37 Dia nampivoaky ny olona mitondra volafotsy sy volamena Izy; ary tsy nisy malemy na iray akory teo amy ny fokom-pireneny.

38 Nifaly Ejipity, raha lasa nandeha izareo; f' efa nanjo azy ny fatahorana azy.

39 Namelatra rahona ho fanaronana Izy; ary afo ho fahazavana nony alina.

40 Nangataka izareo, dia nitondra papelikia Izy, ka namoky azy mofon-danitra.

41 Nameraky ny vatolampy Izy, dia niboiboikia ny rano; nandriaka tamy ny tany maina *tahaky* ny ony iny.

42 Satria nahatsiaro ny teniny masina, *sy* Abirahama mpanompony, Izy.

43 Ary fifaliana nampivoahany ny olony; faharavoravoana ny finidiny:

44 Dia nanome azy ny taniny ny firenen-tsamihafa Izy; ka nandova ny asany ny vahoaka izareo;

45 Mba hitandremany ny didiny, sy han-
katoavany ny lalàny. Miderà any Iah
hianareo.

## FIHIRANA CVI.

Miderà any Iah hianareo. Misaora any
Iehôvah; fa tsara *Izy*: fa mandrakizay ny
famindram-pony.
2 Iza no mahalaza ny heriny Iehôvah?
*iza no* mahambara ny fiderana Azy re-
hetra?
3 Finaritra izay mitandrina fitsarana, izay
manao ny marina mandrakariva.
4 Iehôvah ô, tsarovy aho, araky ny fitia-
vanao ny olonao: ampamangio ny famonje-
nao aho;
5 Hahitako ny fahatsarany ny finidinao,
hifaliako amy ny faharavoravoany ny fire-
nenao, hireharehako miaraka amy ny lova-
nao.
6 Efa nanota izahay ambany ny razanay,
efa nanao meloka izahay, efa nanao ratsy
izahay.
7 Ny razanay tsy mba nihievitry ny fa-
hagaganao tany Ejipity: tsy mba naha-
tsiaro ny habeny ny fiantrànao izareo; fa
niodina teo amoron-DRanomasina izareo,
dia teo amoron-DRanomasina mena.
8 Kandrefa namonjy azy Izy noho ny
anarany, mba hampahafantarany ny he-
riny.
9 Dia nananatry ny Ranomasina mena
Izy, k' efa maina iny: dia nitondra azy
nita ny rano lalina tahaky ny efitra Izy.
10 Ary namonjy azy tamy ny tànany ny
mpandrafy Izy; ary nanavotra azy tamy
ny tànany ny fahavalo Izy.
11 Dia nasarony ny rano ny fahavalony:
tsy nisy niangana na iray akory taminy
ireny.
12 Dia nino ny teniny izareo; dia nihira
ny fiderana Azy izareo.
13 Nalaky nanadino ny asany izareo; tsy
niandry ny teniny izareo:
14 Fa nanao filan-dratsy indrindra tany
an-efitra izareo, ary naka-fanahy an' An-
driamanitra tany amy ny tany foana izareo.
15 Dia nomeny azy izay nangatahiny;
kanefa nampahahia ny fanahiny Izy.
16 Dia nialona any Mose tany an-toby
izareo, *ary* Arona olo-masiny Iehôvah.
17 Nivava ny tany, dia nitelina any
Datana, ka nanarony ny an-tokony Abi-
rama.
18 Dia nirehitra ny afo tany an-tokony;
ny lel'afo nandoro ny ratsi-fanahy.
19 Nanao zanak'omby tany Horeba iza-
reo, ka nivavaka tamy ny endri-javatra
anidina.
20 Ary nanova ny voninahiny ho endriky
ny omby izay mihinan' ahitra izareo.
21 Nanadino an' Andriamanitra Mpa-
monjy azy izareo, Izay efa nanao zava-de-
hibe tany Ejipity;
22 Asa mahagaga teo amy ny tany Ha-
ma, *ary* zava-mahatahotra teo amoron-
-DRanomasina mena.
23 Ary hoy Izy f' efa haringiany izareo,
raha tsy Mose finidiny no nijanona teo ana-
trehany teo amy ny rava, hampiala ny fa-
hatezerany, fandroa haringiany izareo.
24 Dia nanaratsy ny tany soa izareo; tsy
mba nino ny teniny izareo:
25 Fa nimonjomonjo tany an-dainy iza-
reo; tsy nihaino ny feony Iehôvah izareo.
26 Dia nanangany ny tànany hamely azy
Izy, mba handavo azy any an-efitra:
27 Mba handavo ny zanany koa eo amy
ny firenen-tsamihafa, ary hampiely azy amy
ny tany maro.
28 Niray taminy Bala-peora koa izareo,
ka nihinany ny fanatitra ho any ny maty.
29 Dia nampahatezitra *Azy* tamy ny
fisainany izareo: ka namely azy ny aretin-
-dratsy.
30 Dia nitsangana i Finehasa, ka nanao
fitsarana: dia nitsahatra ny aretin-dratsy.
31 Dia natao izany ho fahamarinany,
hatramy ny taranaka fara-mandimby man-
drakizay.
32 Dia nampahatezitra *Azy* teo anilany
ny rano Meriba izareo, ka nisy ratsy nanjo
any Mose noho izareo:
33 Fa nampahatezitry ny fanahiny iza-
reo, ka dia namoaka teny tsi-mety ny mo-
lony.
34 Tsy mba nandringiany ny firenen-tsa-
mihafa, izay nandidiany Iehôvah azy, iza-
reo:
35 Fa nihiaroharo tamy ny firenen-tsa-
mihafa izareo, ka nianatry ny asany.
36 Ary nanompo ny sampiny izareo; ka
nody fandrikia ho azy ireny.
37 Ary nanala-voady ny zanani-lahy, sy
ny zanani-vavy, ho any ny devoly izareo.
38 Ary nandatsaka ra marina izareo, dia
ny rany ny zanani-lahy sy ny zanani-vavy,
izay nanalani-voady ho any ny sampiny

ny Kanana: ary ny ra nandotoany ny taniny.
39 Dia naloto tamy ny asany izareo, ka nisintaka araky ny fisainany.
40 Dia nirehitra ny fahatezerany Iehôvah tamy ny olony, k' efa halany ny lovany.
41 Dia nanolotra azy tany an-tànany ny firenen-tsamihafa Izy; ka nanapaka azy ny mpandrafy azy.
42 Ary nampahory azy ny fahavalony, ka nampietrena teo ambany ny tànany izareo.
43 Namonjy azy matetikia Izy; kanefa nampahatezitra *Azy* tamy ny fisainany izareo, ary nietry noho ny helony izareo.
44 Kanefa nijery ny fahoriany Izy, raha nandre ny fitarainany:
45 Dia nahatsiaro ny fanekeny taminy Izy, ka nanenina araky ny habeny ny famindram-pony.
46 Dia nanesiky izay rehetra namabo azy hiantra azy Izy.
47——Ry Iehôvah ô, Andriamanitray, vonjeo izahay, ka angony izahay avy amy ny firenen-tsamihafa, hisaoranay ny anaranao masina, *sy* hifalianay eo amy ny fiderana Anao.
48 Hisaorana anie Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely, hatramy ny taloha indrindra, ka mandrakizay: ary aoky ny olon-drehetra hanao hoe, Amena! Miderà any Iah hianareo.

## FIHIRANA CVII.

MISAORA any Iehôvah, fa tsara *Izy*: fa mandrakizay ny famindram-pony,——
2 Aoka hataony ny navotany Iehôvah hoe, dia izay navotany tamy ny tànany ny fahavalo;
3 Sy nangoniny avy tamy ny tany maro, avy tany atsinanana, sy tany andrefana, tany avaratra, sy tany atsimo.
4 Nirenireny tany an-efitra teo amy ny làla-manavatsava izareo; tsy nahita tanàna hitoerana izareo.
5 Noana sy nangetaheta, reraka ny fanahiny teo anatiny.
6 Dia nitaraina taminy Iehôvah izareo, raha ory, *ka* namonjy azy tamy ny fahoriany Izy;
7 Dia nitondra azy teo amy ny làlana marina Izy, mba hankanesany an-tanàna hitoerana.
8 Aoky hidera any Iehôvah izareo *noho* ny fiantràny sy ny fahagagany amy ny zanak'olombelona!
9 Fa mahavoky ny fanahy mangetaheta Izy, ka mameno ny soa ny fanahy noana.
10 Izay mipetraka eo amy ny maizina, sy amy ny aloky ny fahafatesana, voa fatotry ny fahoriana sy vy;
11 Satria nanohitry ny tenin' Andriamanitra izareo, ka nanaratsy ny anatry ny Avo indrindra:
12 Izay nampietreny tam-pony noho ny fahoriany: izay tafintohina, ka tsy nisy hamonjy:
13 Dia mitaraina aminy Iehôvah izareo, raha ory; mamonjy azy amy ny fahoriany Izy.
14 Mampivoaka azy amy ny maizina sy ny aloky ny fahafatesana Izy, ka manito ny famatorany.
15 Aoky hidera any Iehôvah izareo *noho* ny fiantràny sy ny fahagagany amy ny zanak' olombelona!
16 Fa nanapaky ny vavahady varahina Izy, ka nanito ny hidy vy.
17 Ory ny olon' adala noho ny fahadisoany, sy ny fahotany:
18 Halany ny fanahiny ny fihinan-drehetra; ary manakeky ny vavahadiny ny fahafatesana izareo.
19 Dia mitaraina aminy Iehôvah izareo, raha ory: mamonjy azy amy ny fahoriany Izy.
20 Mampitondra ny teniny, dia mahasitrana azy Izy, ka mamonjy *azy* amy ny fandringianana azy Izy.
21 Aoky hidera any Iehôvah izareo *noho* ny fiantràny sy ny fahagagany amy ny zanak' olombelona!
22 Ary aoky hitondra ny fanatitra fisaorana izareo, ary hitory ny asany amy ny fihirana.
23 Izay midina any an-dranomasina any an-tsambo, mba hanao raharaha amy ny rano lehibe;
24 Ireo mahita ny asany Iehôvah, ary ny fahagagany eo amy ny rano lalina.
25 Fa miteny Izy, ka manangana rivotra mahery, izay mampitsangany ny onjany.
26 Misandratra hatramy ny lanitra, midina hatramy ny lalina ireny: ny fanahiny levona noho ny fahoriana.
27 Mankatsy sy mankary izareo, dia mi-

raikiraiky toy ny efa mamo, ka very ny
sainy rehetra.
28 Dia mitaraina aminy Iehôvah izareo
raha ory, ka mampivoaka azy amy ny fahoriany Izy.
29 Mampitsahatry ny rivotra mahery Izy,
dia mitsahatra ny alon-drano.
30 Dia mifaly izareo, satria nitsahatra
ireny, ary entiny ho amy ny fitodian' iriny
izareo.
31 Aoky hidera any Iehôvah izareo *noho*
ny fiantràny sy ny fahagagany amy ny
zanak' olombelona!
32 Ary aoka hanandratra Azy eo amy
ny fiangonany ny olona izareo, ka hidera
Azy eo amy ny fihaonany ny loholona.
33 Mampody ny ony ho efitra Izy; ary
ny loharano ho tany maina;
34 Ny tany mahavokatra ho tany fanasina, noho ny fanahi-ratsiny izay mitoetra eo.
35 Mampody ny efitra ho rano monina
Izy, ary ny tany maina ho loharano.
36 Ary any amponenany ny noana, mba
hanamboarany tanàna hitoerana;
37 Dia mamafy ny saha izareo, ka manao tanim-boaloboka izay mahavokatra be.
38 Dia mitahy azy, mba hitomboany betsaka, Izy; ka tsy avelany hihiakely ny
bibiny.
39 Dia mihiakely sy mietry izareo, noho
ny fandozana, fahoriana, sy falahelovana.
40 Mampilatsaka fanaratsiana amy ny andriandahy Izy, ka mampirenireny azy any
an-efitra tsy *misy* làlana.
41 Ary manandratry ny malahelo ho afa-pahoriana Izy, ka mahampianakavy *azy*
toy ny ondry.
42 Hijery ny marina, ka hifaly; ary hamehi-vava ny heloka rehetra.
43 Izay hendry no hitandriny izany, ka
hahalala ny fiantràny Iehôvah.

## FIHIRANA CVIII.

Tonon-kira, fihirany Davidy.

Andriamanitr' ô, tafatoetra ny foko; ny
voninahitro tokoa hihirako sy hiderako.
2 Mifohaza, ry sodina sy lokanga; hifoha maraina koa aho.
3 Iehôvah ô, hidera Anao eo amy ny
olona maro aho; ary hihira ho Anao eo
amy ny firenen-tsamihafa aho.
4 Fa lehibe ambony ny lanitra ny fiantrànao, ka mihiatramy ny rahona ny teninao marina.
5 Misandrata ambony ny lanitra, Andriamanitr' ô; ary aoka ho any ambony ny
tany rehetra ny voninahitrao,
6 Mba ho vonjena ny malalanao: ampamonjeo ny tànanao ankavanana *aho,* ka
valio aho.
7 Andriamanitra niteny tamy ny fahamasinany; hifaly aho, hizara any Sekema
aho, ka hohariko ny lohasaha Sokôta;
8 Ahy ny Gileada; ahy ny Manase; ary
arony ny lohako ny Efiraima; mpanome ny
lalàko ny Ioda:
9 Taviko fanozana ny Moaba: ny Edoma
no hanipazako ny kiraroko; izaho hihioby
fa ho resy Filisitia.
10 Iza no hitondra ahy any an-tanàna
mafy? iza no hitarikia ahy any Edoma?
11 Tsy Hianao va, Izay efa nanary anay,
Andriamanitr' ô? eny, Andriamanitr' ô,
Izay tsy efa nivoaka nomba ny miaramilanay?
12 Vonjeo amy ny fahoriana izahay: fa
zava-poana ny famonjen' olona.
13 Andriamanitra no hanavantsikia zava-mahery: f' Izy no hanitsakitsaky ny
fahavalontsikia.

## FIHIRANA CIX.

Ho any ny mpiventy hira: fihirany
Davidy.

Aza mangina Hianao, ry Andriamanitry
ny fiderako;
2 Fa ny vavany ny ratsi-fanahy, sy ny
vavany ny mpamitaka misokatra amiko:
manohitra ahy amy ny lela mandaingia
izareo.
3 Dia manodidina ahy amy ny teny ratsy izareo, ka miady amiko tsi-maninon-tsi-maninona.
4 Fandrafiana ahy no amaliany ny fitiavako: f' izaho hivavaka:
5 Ny soa nataoko valiany ny ratsy, ary
ny fitiavako, lolom-po.
6 Aoka hanapaka azy ny ratsi-fanahy;
ary hisy mpiampanga hijanona eo amy ny
tànany ankavanana.
7 Raha ho tsaraina izy, aoka ho meloka izy; ary aoka ho ota ny fivavahany.
8 Aoka ho vitsy ny androny; aoka ho
lasany ny olon-kafa ny raharahany.

9 Aoka ho kamboty ny zanany, ary aoka ho mpitondra-tena ny vadiny.

10 Aoka ho mpirenireny mandrakariva sy mpangataka ny zanany: ary aoky hitady *hanina* eo amy ny taniny foana izareo.

11 Aoky ny mpandoza haka izay rehetra ananany; ary aoky ny vahiny handrombaky ny vokatry ny asany.

12 Aoky tsy hisy hamindra-fo aminy; na hiantra ny zanany kamboty.

13 Aoka ho fongotra ny zafiny; aoka ho vonoina ny anarany eo amy ny zaza mandimby.

14 Aoka ho tsaroviny Iehôvah ny helo-drainy; ary aoky tsy ho afaka ny helo-dreniny.

15 Aoka ho eo anatrehany Iehôvah mandrakariva izany, mba ho afaka ny fahatsiarovana azy eo amy ny tany.

16 Satria tsy mba nahatsiaro hamindra-fo izy, fa nanenjiky ny mahantra sy ny malahelo, mba hamonoany ny mangorakoraka am-po.

17 Satria tia ozona izy, aoka hanody azy izany: satria tsy fitahiana nifaliany, aoka hanalavitra azy izany.

18 Satria nitafy ozona tahaky ny lambany izy, aoky hiditra any an-kibony tahaky ny rano izany, ary amy ny taolany tahaky ny solikia.

19 Aoka ho azy tahaky ny lamba itafiany izany, ary ho fisikinana izay isikinany mandrakariva.

20 Aoka ho tambiny ny fahavaloko avy aminy Iehôvah izany, dia izay miteny ratsy hanohitry ny fanahiko.

21 Fa Hianao Iehôvah, Tompo ô, manava amiko noho ny anaranao: vonjeo aho, fa tsara ny fiantranao.

22 Fa mahantra sy malahelo aho, ary ny foko torotoro eo anatiko.

23 Lasa aho tahaky ny aloka mihielina: mihiebihieby aho tahaky ny valala.

24 Efa malemy ny lohaliko noho ny fifadiana; ary efa mihiena ny hataviny ny nofoko.

25 Ary efa afa-baraka aminy aho: mijery ahy izareo, dia manifikifi-doha izareo.

26 Ampio aho, Iehôvah ô, Andriamanitro: vonjeo araky ny famindram-ponao aho:

27 Mba ho fantatra fa tànanao izany; Hianao Iehôvah nanao izany.

28 Aoka hanozona izareo, fa mitahia Hianao: raha mitsangana izareo, aoka ho menatra izareo; fa aoky hifaly ny mpanomponao.

29 Aoky hitafy henatra ny fahavaloko; ary aoky hisaron-kenatra tahaky ny lamba izareo.

30 Hidera any Iehôvah indrindra amy ny vavako aho; eny, hidera Azy eo amy ny olona maro be aho.

31 Fa hijanona Izy eo amy ny tànan' ankavanany ny malahelo, mba hamonjy *azy* aminy izay manameloky ny fanahiny.

## FIHIRANA CX.

Fihirany Davidy.

IEHÔVAH nilaza tamy ny Tompoko, Mipetraha eo amy ny tànako ankavanana, ambara-pahataoko ny fahavalonao ho fandiavany ny tongotrao.

2 Ny tsorakazony ny herinao havoaky Iehôvah any Ziôna; manapaha eo afovoany ny fahavalonao Hianao.

3 Ny olonao hanolo-tena sitra-po amy ny androny ny herinao, amy ny hatsara-tarehiny ny fahamasinana: ho Anao *tahaky* ny ando avy amy ny kibony ny maraina ny zatovonao.

4 Efa nianiana Iehôvah, ka tsy hanenina, Hianao mpisorona mandrakizay araky ny fanaony Melikisedeka.

5 Ny Tompo eo amy ny tànanao ankavanana hahavoa ny mpanjaka maro amy ny androny ny fahatezerany.

6 Hitsara eo amy ny firenen-tsamihafa Izy; hanamaro faty eo Izy: hahavoa ny lohany ny tany lehibe Izy.

7 Hisotro amy ny ony, raha any an-dàlana Izy: izany hanandratany ny loha.

## FIHIRANA CXI.

MIDERÀ any Iah hianareo. Hidera any Iehôvah amy ny fo rehetra aho, eo amy ny fivoriany ny marina, ary *eo amy* ny fiangonan-dehibe.

2 Lehibe ny asany Iehôvah, anontaniany izay rehetra mankasitraky ireny.

3 Sady madera no malaza ny asany: ary ny fahamarinany maharitra mandrakizay.

4 Mampahatsiaro ny fahagagany Izy: miantra sy mamindra-fo Iehôvah.

5 Nomeny zavatra ho haniny izay matahotra Azy: hahatsiaro mandrakizay ny faneken

y Izy.

6 Ny heriny ny asany nambarany tamy ny olony, hanomezany azy ny lovany ny firenen-tsamihafa.
7 Fahamarinana sy fitsarana ny asany ny tànany: to avokoa ny fandidiany rehetra:
8 Mitoetra mafy mandrakizay mandrakizay ireny; fahamarinana sy fahitsiana nanavany ireny.
9 Manatitra fanavotana ho any ny olony Izy: efa nandidy ny fanekeny mandrakizay Izy: masina, ka mahatahotra ny anarany.
10 Ny fatahorana any Iehôvah no voaloham-pahendrena: fahalalana tsara ananany izay rehetra mankato *ny didiny*: maharitra mandrakizay ny fiderana Azy.

## FIHIRANA CXII.

MIDERÀ any Iah hianareo. Finaritra izay olona matahotra any Iehôvah: ny didiny ankasitrahany indrindra.
2 Hahery any ambony ny tany ny zanany: ho finaritra ny taranaky ny marina.
3 Fananana sy harena ho eo an-tranony: ary haharitra mandrakizay ny fahamarinany.
4 Hiposaka eo amy ny maizina ny mazava amy ny mahitsy: mamindra-fo, sy miantra, ary marina, *izy*.
5 Ny tsara-fanahy miantra, ka mampisambotra: fisainana hitondrany ny raharahany.
6 Fa tsy hihietsikietsikia mandrakizay izy: hitoetra amy ny fahatsiarovana mandrakizay ny marina.
7 Tsy hatahotry ny teny ratsy izy: tafatoetra ny fony, matoky any Iehôvah.
8 Tafatoetra ny fony, tsy hatahotra izy, mandra-pahitany *ny sitra-pony* amy ny fahavalony.
9 Nampiely izy, nanome ho any ny malahelo izy; maharitra mandrakizay ny fahamarinany; hisandratra *ho* amy ny voninahitra ny tandrony.
10 Ny ratsi-fanahy hahita, ka ho ory; hihidi-vazana izy, ka ho reraka: ho very ny iriny ny ratsi-fanahy.

## FIHIRANA CXIII.

MIDERÀ any Iah hianareo. Miderà, hianareo mpanompo any Iehôvah, miderà ny anarany Iehôvah.
2 Hisaorana anie ny anarany Iehôvah hatraminy izao ankehitriny izao, ka mandrakizay.
3 Hatramy ny fiposahany ny masoandro, ka hatramy ny filentehany, hiderany ny anarany Iehôvah.
4 Avo ambony ny firenen-drehetra Iehôvah, ambony ny lanitra ny voninahiny.
5 Iza no manahaka any Iehôvah Andriamanitsikia, Izay misandratra hitoetra ambony.
6 Izay manetri-tena hijery ny an-danitra sy ny an-tany!
7 Manangany ny malahelo ho afaka amy ny vovoka Izy, manandratry ny mahantra hiala amy ny fitoeran-jezikia Izy;
8 Mba hampitoetra azy eo amy ny andriandahy, dia eo amy ny andriandahiny ny olony.
9 Mampitoetra any an-trano ny tsy niteraka, ho renin-jaza mifaly, Izy. Miderà Iah hianareo.

## FIHIRANA CXIV.

RAHA nivoaka ny Isiraely tany Ejipity, ny mpianakaviny Iakôba, tamy ny olona hafa-fiteny;
2 Ioda no fitoerany masina, Isiraely no fanjakany.
3 Ny ranomasina nahita, ka nandositra: dia niorikia Ioridany.
4 Ny tendrombohitra nitsambikina tahaky ny ondri-lahy, ny havoana tahaky ny zanak' ondry.
5 Manao ahoana hianao, ry ranomasina, no nandositra hianao? hianao, ry Ioridany, no niorikia hianao?
6 Hianareo tendrombohitra, no nitsambikina tahaky ny ondri-lahy; *ary* hianareo havoana, tahaky ny zanak' ondry?
7 Mihiorohoroa hianao, ry tany, amy ny fanatrehany ny Tompo, amy ny fanatrehan' Andriamanitry ny Iakôba;
8 Izay nampody ny vatolampy ho rano monina, ny afovato ho loharano.

## FIHIRANA CXV.

IEHÔVAH ô, tsy ho anay, tsy ho anay, fa ho any ny anaranao, omeo voninahitra, noho ny famindram-ponao, *sy* ny fahamarinanao.
2 Nahoana no manao hoe ny firenen-tsamihafa, Aiza ny Andriamaniny ankehitriny?
3 Fa any an-danitra ny Andriamanitsikia: nanao izay sitra-pony rehetra Izy.

4 Volafotsy, sy volamena, asany ny tànan' olona, ny sampiny.
5 Manan-bava izareo, fa tsy miteny: mana-maso izareo, fa tsy mahita:
6 Manan-tsofina izareo, fa tsy mandre: manan'orona izareo, fa tsy manimbolo:
7 Manan-tànana izareo, fa tsy mandray: manan-tongotra izareo, fa tsy mandeha: ary tsy mahavoa-peo ny tendany.
8 Hanahaky ireny izay manao ireny, dia izay rehetra matoky ireny.
9 Ry Isiraely ô, matokia any Iehôvah: heriny sy ampingiany Izy.
10 Ry mpianakaviny Arona, matokia any Iehôvah: heriny sy ampingiany Izy.
11 Hianareo izay matahotra any Iehôvah, matokia any Iehôvah: heriny sy ampingiany Izy.
12 Iehôvah mahatsiaro antsikia: hitahy Izy; hitahy ny mpianakaviny Isiraely Izy; hitahy ny mpianakaviny Arona Izy.
13 Hitahy izay matahotra any Iehôvah, na kely na lehibe, Izy.
14 Iehôvah hampitombo anareo, dia hianareo sy ny zanakareo.
15 Hianareo tahiny Iehôvah, Izay nanao ny lanitra sy ny tany.
16 Any Iehôvah ny lanitry ny lanitra: ary Izy nanome ny tany ho any ny zanak' olombelona.
17 Ny maty tsy hidera any Iah, na izay rehetra midina any amy ny mangingina.
18 F' izahay hisaotra any Iah hatraminy izao ankehitriny izao, ka mandrakizay. Miderà any Iah hianareo.

## FIHIRANA CXVI.

IZAHO tia any Iehôvah, satria nandre ny feoko, dia ny fifonako, Izy.
2 Satria nanongilany ny sofiny tamiko Izy, dia hiantso aho raha velona koa.
3 Nanodidina ahy ny fahoriany ny fahafatesana, ary nahazo ahy ny fanaintainany ny fiainan-tsi-hita: nahita fahoriana sy fanaintainana aho.
4 Dia niantso ny anarany Iehôvah aho; Iehôvah ô, mifona aminao aho, vonjeo ny fanahiko.
5 Miantra, ary marina Iehôvah; eny, mamindra-fo ny Andriamanitsikia.
6 Miaro ny bodo Iehôvah: efa reraka aho, dia namonjy ahy Izy.
7 Miverena ho amy ny fitsaharanao, ry fanahiko; f' Iehôvah efa namaly soa anao.
8 F'efa namonjy ny fanahiko tamy ny fahafatesana, ny masoko tamy ny ranomaso, *ary* ny tongotro tamy ny fahatafintohinana, Hianao.
9 Handeha eo anatrehany Iehôvah, eo amy ny taniny ny velona, aho.
10 Nino aho, dia niteny aho: mahantr' indrindra aho.
11 Izaho nalaky nanao hoe, Fandaingia ny olon-drehetra.
12 Inona no hamaliako any Iehôvah ny soa rehetra nataony tamiko?
13 Handray ny kapoaky ny famonjena aho, ka hiantso ny anarany Iehôvah.
14 Hanefa ny voadiko aminy Iehôvah, ankehitriny eo anatrehany ny olony rehetra, aho.
15 Zava-tsoa eo imasony Iehôvah ny fahafatesany ny olo-masiny.
16 Iehôvah ô, mpanomponao tokoa aho: mpanomponao, *sy* zanaky ny ankizi-vavinao, aho: namaha ny famatorako Hianao.
17 Hanatitra fanalamboady fisaorana ho Anao aho, ka hiantso ny anarany Iehôvah.
18 Hanefa ny voadiko aminy Iehôvah, ankehitriny eo anatrehany ny olony rehetra, aho,
19 Eo an-kianjany ny tranony Iehôvah, dia eo afovoanao, ry Ieriosalema. Miderà any Iah hianareo.

## FIHIRANA CXVII.

MIDERÀ any Iehovah, hianareo firenen--drehetra: miderà Azy, hianareo olon-drehetra.
2 Fa lehibe ny famindram-pony amintsikia: ary mandrakizay ny fahamarinany Iehôvah. Miderà any Iah hianareo.

## FIHIRANA CXVIII.

MISAORA any Iehôvah; fa tsara *Izy*: fa mandrakizay ny famindram-pony.
2 Aoky ny Isiraely ankehitriny hanao hoe fa mandrakizay ny famindram-pony.
3 Aoky ny mpianakaviny Arona ankehitriny hanao hoe fa mandrakizay ny famindram-pony.
4 Aoky izay matahotra any Iehôvah ankehitriny hanao hoe fa mandrakizay ny famindram-pony.
5 Niantso any Iah teo amy ny fahoriana aho: namaly ahy Iah hitoerako eo amy ny malalaka.

6 Iehôvah momba ahy; tsy hatahotry izay hataon' olona amiko aho.
7 Iehôvah momba ahy ambany izay manampy ahy: ary izaho hahita *ny iriko* aminy izay mandrafy ahy.
8 Tsara lavitra ny matoky any Iehôvah noho ny matoky ny olona.
9 Tsara lavitra ny matoky any Iehôvah noho ny matoky ny andriandahy.
10 Ny firenen-drehetra nanodidina ahy: ny anarany Iehôvah handringianako azy tokoa:
11 Nanodidina ahy, eny, nanodidina ahy izareo: ny anarany Iehôvah handringianako azy tokoa.
12 Nanodidina ahy tahaky ny reni-tantely izareo: maty tahaky ny afo tsilo izareo; ny anarany Iehôvah handringianako azy tokoa.
13 —Hianao nanosikia dia nanosikia ahy ho lavo: f' Iehôvah nanampy ahy.—
14 Iah no heriko, sy fihirako, k' efa famonjena ahy Izy.
15 Eo an-dainy ny marina ny feo fifaliana sy famonjena,—Ny tànan' ankavanany Iehôvah manao izay mahery:
16 Ny tànan' ankavanany Iehôvah asandratra: ny tànan' ankavanany Iehôvah manao izay mahery.—
17 Tsy maty aho, fa ho velona, ka hitory ny asany Iah.
18 Nampijaly ahy mafy Iah: kanefa tsy nanolotra ahy ho amy ny fahafatesana Izy.
19 Vohay ny vavahadiny ny fahamarinana aho: hiditra eo aho, hidera any Iah aho.
20 Itoy no vavahadiny Iehôvah, izay hidirany ny marina.
21 Hidera Anao aho; f' efa namaly ahy Hianao, k' efa famonjena ahy.
22 Ny vato izay no laviny ny mpanao-trano, efa tonga fehi-zoro indrindra.
23 Avy aminy Iehôvah izany; mahagaga eo imasontsikia izany.
24 Itoy no andro nataony Iehôvah; hifaly, sy ho ravoravo aminy izany isikia:
25 —Mifona aminao aho, Iehôvah ô, vonjeo ankehitriny: mifona aminao aho, Iehôvah ô, mampanambinà ankehitriny.
26 Aoka ho tahina izay avy amy ny anarany Iehôvah; ny avy amy ny tranony Iehôvah itahianay anareo.
27 Andriamanitra Iehôvah, Izay nahazava antsikia: fehezo kofehy ny fanalamboady amy ny tandroky ny fivoadiana.—
28 Andriamanitro Hianao, dia hidera Anao aho; Andriamanitro: hanandratra Anao aho.
29 Misaora any Iehôvah; fa tsara *Izy*: fa mandrakizay ny famindram-pony.

## FIHIRANA CXIX.

Finaritra ny mahitsi-làlana, izay mandeha araky ny lalàny Iehôvah.
2 Finaritra izay mitandriny ny filazany, izay mitady Azy amy ny fo rehetra:
3 Eny, tsy manao meloka izareo; mandeha araky ny làlany izareo.
4 Hianao nandidy hazoto hitandriny ny lalànao.
5 Enga ka ho tafatoetra ny làlan-kalehako hitandriny ny didinao!
6 Dia tsy ho menatra aho, raha mijery ny didinao rehetra aho.
7 Hidera Anao amy ny fo mahitsy aho, rehefa nianatry ny fitsaranao marina aho.
8 Hitandriny ny didinao aho: aza mahafoy ahy indrindra Hianao.
9 Inona no hahadiovany ny zatovo ny làlan-kalehany? mitandrina araky ny teninao.
10 Nitady Anao tamy ny foko rehetra aho; aza avela hivily amy ny didinao aho.
11 Ny teninao nafeniko teo am-poko, mba tsy hanotako aminao.
12 Hisaorana anie Hianao, Iehôvah ô; ampianaro ny didinao aho.
13 Ny molotro nitoriako ny fitsaran-drehetra *navoaky* ny vavanao.
14 Ny làlany ny filazanao nifaliako, tahaky ny haren-drehetra.
15 Hihievitry ny didinao aho, ary hijery ny làlanao aho.
16 Ny lalànao hifaliako: tsy hadinoiko ny teninao.
17 Asivy soa ny mpanomponao, *mba* velona aho, ka hitandriny ny teninao.
18 Ampihirato ny masoko, mba ho hitako zava-mahagaga avy amy ny lalànao.
19 Vahiny eo amy ny tany aho: aza manafina ahy ny didinao.
20 Mandevilevy ny fanahiko noho ny faniriany ny fitsaranao mandrakariva.
21 Voa anatrao ny mpiavonavona voa ozona, izay mania amy ny didinao.
22 Esory amiko ny fanaratsiana sy ny fandatsana; f' efa nitandriny ny filazanao aho.
23 Dia mipetraka ny andriandahy, mi-

teny hanohitra ahy: mihievitry ny didinao
ny mpanomponao.
24 Ny filazanao koa no fifaliako, *sy* mpa-
nolo-tsaina ahy.
25 Mirekitra amy ny vovoka ny fanahi-
ko: velomy aho araky ny teninao.
26 Nitory ny làlan-kalehanao aho, ary na-
maly ahy Hianao: ampianaro ny didinao aho.
27 Ampahalalao ny làlany ny didinao aho:
dia hihievitry ny asanao mahagaga aho.
28 Mangorakoraka ny fanahiko noho ny
fahoriana: ampahaherezo aho araky ny teni-
nao.
29 Esory amiko ny làlany ny laingia: ary
miantrà hanome ahy ny lalànao.
30 Nifidy ny làlany ny teny marina aho:
nampitoetry ny fitsaranao aho.
31 Nirekitra tamy ny filazanao aho: Ie-
hôvah ô, aza mampahamenatra ahy.
32 Ny làlany ny didinao hihiazakazahako,
raha hataonao eo amy ny malalaka ny foko.
33 Iehôvah ô, ampianaro ny làlany ny
didinao aho; dia hitandriny iny *hatramy* ny
farany aho.
34 Omeo fahalalana aho, mba hitandriny
ny lalànao; eny, hitandriny iny amy ny fo
rehetra aho.
35 Ampandehano amy ny làlany ny di-
dinao aho; f' izany no ifaliako.
36 Ento ny foko ho amy ny filazanao: fa
tsy ho amy ny fahihirana.
37 Ampandalovy ny masoko mba tsy hi-
jery ny zava-poana; velomy eo an-dàla-
nao aho.
38 Ampitoero ny teninao amy ny mpa-
nomponao, izay matahotra Anao indrindra.
39 Esory ny fanaratsiana ahy, izay ata-
horako: fa tsara ny fitsarànao.
40 Indro, maniry ny didinao aho: ve-
lomy aho araky ny fahamarinanao.
41 Ary aoka hanatona ahy ny fiantrànao,
Iehôvah ô, *dia* ny famonjenao, araky ny
teninao.
42 Dia hamaly izay miteny ratsy ahy aho:
fa matoky ny teninao aho.
43 Ary aza manesotry ny teny marina
avokoa amy ny vavako; f' efa nanantena
ny fitsaranao aho.
44 Dia hitandriny ny lalànao aho, man-
drariva mandrakizay mandrakizay.
45 Ary handeha amy ny malalaka aho:
fa mitady ny didinao aho.
46 Hitory ny filazanao koa eo anatrehany
ny mpanjaka maro aho, ka tsy ho menatra.
47 Ny didinao, izay efa tiako, no hifaliako.
48 Ary ny tànako hasandratro ho amy ny
didinao, izay efa tiako; ary hihievitry ny
didinao aho.
49 Tsarovy ny teny amy ny mpanompo-
nao, izay nampanantenanao ahy.
50 Izany no mampifaly ahy eo amy ny
fahoriako: fa namelona ahy ny teninao.
51 Ny mpiavonavona naneso dia naneso
ahy: tsy mba nihiemotra tamy ny lalànao
aho.
52 Nahatsiaro ny fitsaranao fahiny aho,
Iehôvah ô: dia nifaly aho.
53 Horohoro nahazo ahy noho ny ratsi-
-fanahy izay mahafoy ny lalànao.
54 Efa fihirako ny didinao any an-tranony
ny fivahiniako.
55 Nahatsiaro ny anaranao nony alina aho,
Iehôvah ô, ka nitandriny ny lalànao.
56 Efa ahy izany, satria nitandriny ny
didinao aho.
57 Ny fitandremany ny teninao nataoko
ho anjarako, Iehôvah ô.
58 Niandry ny tavanao tamy ny fo re-
hetra aho: mamindrà-fo amiko araky ny
teninao.
59 Nihievitry ny làlako aho, ka name-
riny ny tongotro ho amy ny filazanao.
60 Nihiafaingiana aho, ka tsy nitaredre-
tra hitandriny ny didinao.
61 Ny an-tokony ny ratsi-fanahy nanodi-
dina ahy: tsy mba nanadino ny lalànao aho.
62 Hitsangana mamaton' alina aho mba
hisaotra Anao, noho ny fitsaranao marina.
63 Izaho namany izay rehetra matahotra
Anao, sy izay mitandriny ny didinao.
64 Iehôvah ô, maneniky ny tany ny fa-
mindram-ponao: ampianaro ny didinao aho.
65 Iehôvah ô, efa nasianao soa ny mpa-
nomponao, araky ny teninao.
66 Ampianaro fitsaran-tsara, sy fahala-
lana, aho; f' efa natoky ny didinao aho.
67 Dieny tsy mbola ory aho, naniasia
aho: fa ankehitriny efa nitandriny ny teni-
nao aho.
68 Tsara Hianao, ka manao soa; ampia-
naro ny didinao aho.
69 Ny mpiavonavona namoron-daingia
hanohitra ahy: hitandriny ny didinao amy
ny fo rehetra aho.
70 Matavy ny fony tahaky ny menaka:
izaho, ny lalànao ifaliako.
71 Tsara hiany no ory aho; mba hiana-
rako ny didinao.

72 Ny lalàny ny vavanao mahatsara ahy lavitra noho ny volamena sy ny volafotsy tsy omby arivo.
73 Ny tànanao nanao ahy sy namboatra ahy: omeo fahalalana aho, mba hianarako ny didinao.
74 Hifaly izay matahotra Anao, raha mahita ahy izareo; fa ny teninao antenaiko.
75 Fantatro, Iehôvah ô, fa marina ny fitsaranao, ary fahamarinana nampahoriana ahy.
76 Mifona aminao aho, aoka hampifaly ahy ny famindram-ponao araky ny teninao amy ny mpanomponao.
77 Aoka hanatona ahy ny famindram-ponao mba ho velona aho: fa ny lalànao ifaliako.
78 Aoka ho menatra ny mpiavonavona; fa namitaka ahy tsi-maninon-tsi-maninona izareo: izaho hihievitry ny didinao.
79 Aoky hiverina amiko izay matahotra Anao, sy izay efa nahalala ny filazanao.
80 Aoka ho marina amy ny didinao ny foko, mba tsy ho menatra aho.
81 Reraka ny fanahiko miandry ny famonjenao: ny teninao antenaiko.
82 Pahina ny masoko miandry ny teninao, ka hoy izaho, Rahoviana no hampifaly ahy Hianao?
83 F' efa tahaky ny hoditra eo amy ny setroka aho; tsy mba nanadino ny didinao aho.
84 Hafiriana ny androny ny mpanompomao? rahoviana no hanao fitsarana aminy izay manenjikia ahy Hianao?
85 Efa nihiady lavaka maro hianjerako ny mpiavonavona, ka tsy araky ny lalànao izany.
86 Marina ny didinao rehetra: manenjikia ahy tsi-maninon-tsi-maninona izareo; vonjeo aho.
87 Saiky laniny teo ambony ny tany aho; kanefa tsy mba nahafoy ny didinao aho.
88 Velomy aho araky ny fiantrànao; dia hitandriny ny filazany ny vavanao aho.
89 Mandrakizay Hianao, Iehôvah ô, tafatoetra any an-danitra ny teninao.
90 Mihiatramy ny taranaka fara-mandimby ny teninao marina: efa nampitoetry ny tany Hianao, dia mitoetra iny.
91 Mitoetra mandrak' andro any ireny, araky ny fanendrenao; fa mpanomponao ireny rehetr' ireny.
92 Raha tsy ny lalànao no nifaliako, dia efa maty teo amy ny fahoriako aho.
93 Tsy hanadino ny didinao mandrakizay aho; f' ireny namelomanao ahy.
94 Anao aho, vonjeo aho; fa ny didinao no tadiaviko.
95 Niandry ahy ny ratsi-fanahy, mba hamono ahy; aoka hahalala ny filazanao aho.
96 Efa hitako ny farany ny tanteraka rehetra; malalak' indrindra ny didinao.
97 Manao ahoana ny fitiavako ny lalànao! fisainako tontolo andro iny.
98 Ny didinao nampahahendry ahy lavitra noho ny fahavaloko: fa ato amiko mandrakariva ireny.
99 Hendry lavitra aho noho ny mpampianatra ahy rehetra: fa ny filazanao no fisainako.
100 Efa hendry lavitra aho noho ny loholona, satria mitandriny ny didinao aho.
101 Efa narovako ny tongotro tamy ny làlan-dratsy rehetra, mba hitandremako ny teninao.
102 Tsy mba niala tamy ny fitsaranao aho: fa Hianao nampianatra ahy.
103 Manao ahoana ny hamaminy ny teninao amy ny fanandramako! *eny, mamy* lavitra noho ny tantely eo am-bavako!
104 Ny didinao nahazoako fahalalana: izany no tsy tiavako ny làlana mamitaka rehetra.
105 Fanilony ny tongotro, sy fahazavany ny làlan-kalehako, ny teninao.
106 Efa nianiana aho, ka hanefa aho, fa hitandriny ny fitsaranao marina aho.
107 Ory indrindra aho: Iehôvah ô, velomy aho araky ny teninao.
108 Iehôvah ô, mifona aminao aho, ankasitraho ny fanati-tsitra-po aloaky ny vavako, ary ampianaro ny fitsaranao aho.
109 Eo an-tànako mandrakariva ny aiko: kanefa tsy mbola nanadino ny lalànao aho.
110 Ny ratsi-fanahy efa namela-pandrikia haningiotra ahy: kanefa tsy nivily tamy ny didinao aho.
111 Efa lovako mandrakizay ny filazanao: fa fampifaliany ny foko iny.
112 Nasesiko ny foko hankato ny didinao mandrakariva, *hatramy* ny farany.
113 Halako ny manao hevi-poana: fa ny lalànao no tiako.
114 Fiereko sy ampingiako Hianao: ny teninao antenaiko.
115 Mialà amiko hianareo, mpanao-ratsy: fa hitandriny ny didin' Andriamanitro aho.
116 Tohano aho araky ny teninao, mba ho velona aho: ary aoky tsy ho menatry ny fanantenako aho.

117 Hazony aho, dia ho vonjena aho: ary hijery ny didinao mandrakariva aho.
118 Voa hitsakao izay rehetra mania amy ny didinao; fa laingia ny famitahany.
119 Efa narianao ny ratsi-fanahy rehetra teo ambony ny tany *tahaky* ny taim-by: izany itiavako ny filazanao.
120 Mihiorohoro ny nofoko noho ny fatahorana Anao, ary matahotry ny fitsaranao aho.
121 Efa nanao fitsarana sy fahamarinana aho: aza manolotra ahy ho any ny mpampahory ahy.
122 Iantohy soa ny mpanomponao: aza avela ny mpiavonavona hampahory ahy.
123 Pahina ny masoko miandry ny famonjenao, sy ny teninao marina.
124 Manava amy ny mpanomponao araky ny fiantrànao, ary ampianaro ny didinao aho.
125 Mpanomponao aho; omeo fahalalana aho, mba ho fantatro ny filazanao.
126 Efa andro tokony hiasany Iehôvah: efa nahafoany ny lalànao izareo.
127 Izany itiavako ny didinao, mihoatra noho ny volamena; eny, noho ny volamena voa dio.
128 Izany ihieverako ny lalàn-drehetra ho marina avokoa; halako ny làlana mamitaka rehetra.
129 Mahagaga ny filazanao: izany itandremany ny fanahiko ireny.
130 Mahazava ny fidirany ny teninao; manome fahalalana ho any ny bodo iny.
131 Nanoka-bava aho, ka nangetaheta; satria naniry ny didinao aho.
132 Jereo aho, ka mamindrà-fo amiko, araky ny fanaonao aminy izay tia ny anaranao.
133 Alaharo ny diako hanaraky ny teninao; ary aza avela hanapaka ahy izay mety ho heloka.
134 Vonjeo aho amy ny fampahorian' olona: dia hitandriny ny didinao aho.
135 Mamirapirata ny tavanao amy ny mpanomponao; ary ampianaro ny didinao aho.
136 Mikiorotsaka amy ny masoko ony mandriaka, satria tsy mitandriny ny lalànao ny olona.
137 Marina Hianao, Iehôvah ô, ary mahitsy ny fitsaranao.
138 Marina, ka mahatoky indrindra ny filazanao, izay nandidianao.
139 Efa nandany ahy ny zotom-poko, satria nanadino ny teninao ny fahavaloko.
140 Madio indrindra ny teninao: ary tia iny ny mpanomponao.
141 Kely, ka no ratsina aho: *kanefa* tsy hadinoiko ny didinao.
142 Fahamarinana mandrakizay ny fahamarinanao, ary to ny lalànao.
143 Alahelo sy fahoriana nahazo ahy: ny didinao no ifaliako.
144 Mandrakizay ny fahamarinany ny filazanao: omeo fahalalana aho, dia ho velona aho.
145 Nitaraina tamy ny foko rehetra aho: valio aho, Iehôvah ô: hitandriny ny didinao aho.
146 Nitaraina taminao aho; vonjeo aho, dia hitandriny ny didinao aho.
147 Namonjy ny mazava-ratsy aho, ka nitaraina: ny teninao nantenaiko.
148 Namonjy ny fiambenan' *alina* ny masoko, mba hihievitry ny teninao.
149 Henoy ny feoko araky ny fiantrànao; Iehôvah ô, velomy aho araky ny fitsaranao.
150 Manatona izay manaraky ny ratsy; manalavitry ny lalànao izareo.
151 Akeky Hianao, Iehôvah ô; ary to ny didinao rehetra.
152 Efa fantatro ela avy tamy ny filazanao, f' efa nampitoerinao mandrakizay iny.
153 Jereo ny fahoriako, ka vonjeo aho: fa tsy manadino ny lalànao aho.
154 Alaharo ny teniko, ka vonjeo aho: velomy aho araky ny teninao.
155 Manalavitry ny ratsi-fanahy ny famonjena; satria tsy mitady ny didinao izareo.
156 Maro ny famindram-ponao, Iehôvah ô; velomy aho araky ny fitsaranao.
157 Maro ny mpanenjikia ahy ambany ny fahavaloko: *kanefa* tsy mba miala amy ny filazanao aho.
158 Nijery ny mpanota aho, ka nalahelo aho; satria tsy nitandriny ny teninao izareo.
159 Jereo ny fitiavako ny didinao: Iehôvah ô, velomy aho araky ny fiantrànao.
160 Marina avokoa ny teninao; ary mandrakizay ny fitsaranao marina rehetra.
161 Ny andriandahy nanenjikia ahy tsi-maninon-tsi-maninona: fa ny teninao atahorany ny foko.
162 Mampifaly ahy ny teninao, tahaky ny mahazo babo be.
163 Halako, ka laviko ny laingia: ny lalànao no tiako.
164 Impito indrai-andro hiderako Anao, noho ny fitsaranao marina.

165 Be ny fihiavanany izay tia ny lalànao: ary tsy hisy hahatafintohina azy.
166 Nanantena ny famonjenao aho, Iehôvah ô, ka nankato ny didinao.
167 Nitandriny ny filazanao ny fanahiko; ka tiako indrindra iny.
168 Nitandriny ny didinao sy ny filazanao aho: fa ny làlan-kalehako rehetra eo anatrehanao.
169 Aoka hanakeky eo anatrehanao ny fitarainako, Iehôvah ô: omeo fahalalana aho araky ny teninao.
170 Aoka hankeo anatrehanao ny fifonako: vonjeo aho araky ny teninao.
171 Hanambara fiderana ny molotro, fa nampianarinao ny didinao aho.
172 Hitory ny teninao ny lelako, fa marina ny didinao rehetra.
173 Aoka hamonjy ahy ny tànanao; f' efa nifidy ny didinao aho.
174 Efa naniry ny famonjenao aho, Iehôvah ô; ary ny lalànao ifaliako.
175 Aoka ho velona ny fanahiko, dia hidera Anao iny; ary aoka hanampy ahy ny fitsaranao.
176 Efa nania toy ny ondry very aho; tadiavo ny mpanomponao; fa tsy manadino ny didinao aho.

## FIHIRANA CXX.

Fihirany ny fiakarana.

NITARAINA taminy Iehôvah teo amy ny fahoriako aho, dia namaly ahy Izy:
2 — Iehôvah ô, vonjeo ny fanahiko amy ny molo-mandaingia, *sy* amy ny lela mamitaka.——
3 Inona no homena anao? sa inona koa no hatao aminao, ry lela mandaingia?
4 Zana-tsipìkia maranitra any ny lehi-mahery, ambany ny vain' afon' arina.
5 Mahita loza aho, fa mivahiny any Meseka aho, mitoetra any an-dainy ny Kedara aho!
6 Ny fanahiko nitoetr' ela teo aminy izay tsy tia fihiavanana.
7 Olon-tia fihiavanana aho: fa raha miteny aho, ady no tiany.

## FIHIRANA CXXI.

Fihirany ny fiakarana.

HASANDRATRO ny masoko ho amy ny tendrombohitra, izay ihiaviany ny famonjena ahy.
2 Avy aminy Iehôvah, Izay nanao ny lanitra sy ny tany, ny famonjena ahy.
3 —Tsy mba havelany ny tongotrao hihietsikietsikia: tsy hatory Izay miaro anao:
4 Indro, tsy hatory, na ho rendremana, Izay miaro ny Isiraely.
5 Iehôvah no mpiaro anao: Iehôvah no alokao eo amy ny tànanao ankavanana.
6 Ny masoandro tsy mba hamely anao nony andro, na ny volana nony alina.
7 Iehôvah hiaro anao amy ny ratsy rehetra: hiaro ny fanahinao Izy.
8 Iehôvah hiaro ny fivoahanao sy ny fidiranao hatraminy izao ankehitriny izao, ka mandrakizay.

## FIHIRANA CXXII.

Fihirany ny fiakarana, *nataony* Davidy.

FALY aho, raha hoy izareo tamiko, Andeha isikia ho any an-tranony Iehôvah;
2 Hijanona ny tongotray eo am-bavahadinao, ry Ieriosalema ô.——
3 Ieriosalema, izay efa vita rafitra tahaky ny tanàna firaisana:
4 Any no iakarany ny fokom-pirenena maro, dia ny fokom-pireneny Iehôvah, ho amy ny filazany ny Isiraely, mba hisaotry ny anarany Iehôvah.
5 Fa any no itoerany ny lapam-pitsarana, dia ny lapany ny mpianakaviny Davidy.
6 Mivavaha hianareo, hihiavanany Ieriosalema:—hiadana izay tia anao:
7 Fihiavanana ho eo anatiny ny mandànao, fiadanana eo an-tranon' andrianao:
8 Hilaza ankehitriny aho noho ny rahalahiko sy ny namako, Fihiavanana anie ho eo anatinao.
9 Hitady ny hahatsara anao aho, noho ny tranony Iehôvah, Andriamanitsikia.

## FIHIRANA CXXIII.

Fihirany ny fiakarana.

AMINAO asandratro ny masoko, ry Mpitoetra any an-danitra.
2 Indro, toy *ny fijeriny* ny masony ny mpanompo, ny tànany ny tompony, *ary* toy *ny fijeriny* ny masony ny mpanompo-vavy, ny tànany ny tomponi-vavy; no *fijeriny* ny masontsikia any Iehôvah Andriamanitsikia, mandra-pamindrani-fo amintsikia.
3 Mamindrà-fo aminay, Iehôvah ô, ma-

mindrà-fo aminay; fa henikia fanaratsiana indrindra izahay.
4 Ny fanahinay tokoa heniky ny fanesoany ny manan-karena, *sy* ny fanaratsiany ny mpiavonavona.

## FIHIRANA CXXIV.

Fihirany ny fiakarana, *nataony* Davidy.

RAHA tsy Iehôvah no nomba antsikia, aoka hataony ny Isiraely hoe ankehitriny;
2 Raha tsy Iehôvah no nomba antsikia, raha nitsangana hanohitra antsikia ny olona;
3 Dia nitelina antsikia velona izareo, raha nirehitra tamintsikia ny fahatezerany:
4 Dia nanafotra antsikia ny rano, nandifotry ny fanahintsikia ny riaka:
5 Dia nandifotry ny fanahintsikia ny ranon-driaka.
6 Hisaorana anie Iehôvah, Izay tsy nanolotra antsikia ho rembiny ny nifiny.
7 Ny fanahintsikia manahaky ny vorona nandositra tamy ny fandriky ny mpihiaza: tapaka ny fandrikia, dia nandositra isikia.
8 Ny famonjena antsikia ny anarany Iehôvah, Izay nanao ny lanitra sy ny tany.

## FIHIRANA CXXV.

Fihirany ny fiakarana.

IZAY matoky any Iehôvah hanahaky ny tendrombohitra Ziôna, tsy mety mihietsikietsikia, *fa* mitoetra mandrakizay.
2 *Tahaky* ny tendrombohitra manodidina any Ieriosalema, no anodidinany Iehôvah ny olony, hatraminy izao ankehitriny izao, ka mandrakizay.
3 Fa tsy hitoetra eo amy ny anjarany ny marina ny tsorakazony ny ratsy; fandroa haninjitry ny tànany amy ny ratsy ny marina.
4 Iehôvah ô, manava soa amy ny tsara, sy ny mahitsi-fo.
5 F' izay mivily ho amy ny làlany meloka, hampandehaniny Iehôvah, ambany ny mpanao meloka. Fihiavanana anie ho amy ny Isiraely.

## FIHIRANA CXXVI.

Fihirany ny fiakarana.

RAHA naveriny Iehôvah i Ziôna voa babo, dia nanahaky izay manonofy isikia.
2 Dia feno hehy ny vavantsikia, ary hira ny lelantsikia: dia natao hoe teo amy ny firenen-tsamihafa, Zava-dehibe nataony Iehôvah ho any ireny.
3 Zava-dehibe nataony Iehôvah ho antsikia; dia mifaly isikia.
4 Avereno izahay voa babo, Iehôvah ô, tahaky ny riaka any atsimo.
5 Izay mamafy am-pitomaniana hijinja am-pifaliana.
6 Izay mivoaka, ka mitomany, mitondra voa hafafy, hiverina am-pifaliana tokoa, mitondra ny amboarany.

## FIHIRANA CXXVII.

Fihirany ny fiakarana, *nataony* Solomona.

RAHA tsy Iehôvah no manao ny trano, dia miasa foana ny mpanao iny: raha tsy Iehôvah no miambiny ny tanàna, dia mifoha foana ny mpiambina.
2 Zava-poana ho anareo hifoha maraina, hipetraka takariva, homany ny mofo fahoriana: izany ampahatoriany ny malalany.
3 Indro, lova *avy aminy* Iehôvah ny maro anaka; tamby ny teraky ny kibo.
4 Manahaky ny zana-tsipìkia eo an-tànany ny lehi-mahery, ny zanaky ny fahatanorana.
5 Finaritra izay mameno ny tsipìkiany aminy ireny: tsy ho menatra izareo, fa hiteny amy ny fahavalony eo am-bavahady izareo.

## FIHIRANA CXXVIII.

Fihirany ny fiakarana.

FINARITRA izay rehetra matahotra any Iehôvah; izay mandeha amy ny làlany.
2 Fa ho haninao ny asany ny tànanao: ho finaritra hianao, ary ho soa hianao.
3 Ny vadinao eo anatiny ny tranonao, hanahaky ny tahom-boaloboka mahavokatra: ny zanakao manodidiny ny latabatrao, hanahaky ny hazo oliva.
4 Indro, f' izany no hitahiany ny lehilahy izay matahotra any Iehôvah.
5 Hitahy anao avy any Ziôna Iehôvah; ary ho hitanao ny voninahitry Ieriosalema, amy ny andro hiainanao rehetra.
6 Eny, ho hitanao ny zanaky ny zanakao. Fihiavanana anie ho amy ny Isiraely.

## FIHIRANA CXXIX.

Fihirany ny fiakarana.

**Matetikia** nampahorian' olona ahy, hatramy ny fahazazako,—aoka hataony ny Isiraely hoe ankehitriny,—
2 Matetikia nampahorian' olona ahy, hatramy ny fahazazako: fa tsy naharesy ahy izareo:
3 Ny mpihiady nihiady ny lamosiko: efa nanalava ny lakan-dranony izareo:
4 Marina Iehôvah: efa nanapaky ny kofehiny ny ratsi-fanahy Izy.
5 Aoka ho afa-baraka izy rehetra, ary hiamboho izay mandrafy ny Ziôna:
6 Aoka hanahaky ny ahitra an-doha-trano, izay malazo, dieny tsy mbola voa jinja:
7 Tsy mahafeno ny tànany ny mpijinja izany; na ny tratrany izay mamehy ny amboara:
8 Ary tsy mba ataony ny mpandalo hoe, Ho tahiny Iehôvah anie hianareo: ny anarany Iehôvah itahianay anareo.

## FIHIRANA CXXX.

Fihirany ny fiakarana.

**Teo** amy ny lalina nitarainako taminao, Iehôvah ô.
2 Tompo ô, henoy ny feoko: aoky ny sofinao hihaino ny feony ny fifonako.
3 Raha handinikia heloka Hianao, Iah, iza no hijanona, Tompo ô?
4 F' eo aminao ny famelan-keloka, mba hataborana Anao.
5 Miandry any Iehôvah aho, miandry ny fanahiko, ary ny teniny anantenako.
6 *Miandry* ny Tompo ny fanahiko mihoatra noho ny mpiandry ny maraina: *eny, noho* ny mpiandry ny maraina.
7 Aoky ny Isiraely hanantena any Iehôvah: f' eo aminy Iehôvah ny fiantrana, ary be ny fanavotana eo aminy.
8 Ary Izy hanavotry ny Isiraely amy ny fahotany rehetra.

## FIHIRANA CXXXI.

Fihirany ny fiakarana, *nataony* Davidy.

**Iehôvah** ô, tsy mirehareha ny foko, ary tsy miavonavona ny masoko; ary tsy mandeha ho amy ny zava-tsi-leoko, sa amy ny zava-tsi-tratro, aho.
2 Fa nampitoetra sy nampanginy ny fanahiko aho, toy ny zaza notazana tamindreniny: dia nanahaky ny zaza notazana ny fanahiko.
3 Aoky ny Isiraely hanantena any Iehôvah hatraminy izao ankehitriny izao, ka mandrakizay.

## FIHIRANA CXXXII.

Fihirany ny fiakarana.

**Iehôvah** ô, tsarovy Davidy, *sy* ny fahoriany rehetra:
2 Ny nianianany taminy Iehôvah, *sy* nivoadiany tamy ny Heriny ny Iakôba.
3 Fa tsy mba hankany an-trano itoerako, na hiakatra amy ny farafara andriako aho;
4 Tsy mba hampatory ny masoko, na hampaharendremany ny volomasoko aho,
5 Mandra-pahitako fitoerana ho any Iehôvah, fonenana ho any ny Heriny ny Iakôba.
6 —Indro, nandre iny tany Efirata isikia: nahita iny tany an-tsaha Iahara isikia.
7 Hiditra any amy ny fonenany isikia: hivavaka eo amy ny fandiavany ny tongony isikia.—
8 Mitsangàna, Iehôvah ô, ho amy ny fitsaharanao; Hianao, sy ny fiarany ny herinao.
9 Aoky hitafy fahamarinana ny mpisoronao; ary aoka ho ravoravo ny olo-masinao.
10 Aza mampiala ny tavany ny voa hosotrao noho i Davidy mpanomponao.
11 Efa nianiana taminy Davidy tokoa Iehôvah; tsy hampitsoaky iny Izy; Ny teraky ny kibonao no hapetrako eo ambony ny lapanao:
12 Raha ho tandremany ny zanakao ny fanekeko, sy ny filazako izay hampianariko azy, dia hipetraka eo ambony ny lapanao mandrakizay ny zanany koa.—
13 F' efa nifidy any Ziôna Iehôvah; efa tia *iny* ho fonenany Izy:—
14 Itoy no fitsaharako mandrakizay; ato no hitoerako; f' efa tiako iny.
15 Hitahy dia hitahy ny vatsiny Aho; ho vokisako mofo ny malahelony.
16 Ary hampitafiko famonjena ny mpisorony: ary hihira dia hihira ny olo-masiny.
17 Eo no hampitsimohako ny tandroky Davidy: efa namboariko fanilo ho any ny voa hosotro.

18 Ny fahavalony hampitafiko henatra: f' izy tena hitsimohany ny satro-boninahiny.

## FIHIRANA CXXXIII.

Fihirany ny fiakarana, *nataony* Davidy.

INDRO, manao ahoana ny hatsara-tarehy sy ny hamaminy ny firaisany ny mpirahalahy miara-mitoetra!
2 Tahaky ny menaka tsara amy ny loha, izay nitsororoka tamy ny somotra, dia somotry Arona; izay nitsororoka tamy ny sisin-dambany:
3 Tahaky ny ando any Herimôna, izay nilatsaka taminy ireo tendrombohitry Ziôna; satria teo nandidiany Iehôvah ny fitahiana, dia fiainana mandrakizay.

## FIHIRANA CXXXIV.

Fihirany ny fiakarana.

INDRO, misaora any Iehôvah hianareo rehetra, mpanompo any Iehôvah, izay mitoetra alina eo an-tranony Iehôvah.
2 Manandrata ny tànanareo ho amy ny fitoerana masina, ka misaora any Iehôvah.
3 Iehôvah, Izay nanao ny lanitra sy ny tany, hitahy anao anie avy any Ziôna.

## FIHIRANA CXXXV.

MIDERÀ any Iah hianareo. Miderà ny anarany Iehôvah hianareo; miderà hianareo, mpanompo any Iehôvah:
2 Hianareo izay mitoetra eo an-tranony Iehôvah, eo anatiny ny kianjany ny tranon' Andriamanitsikia.
3 Miderà any Iah; fa tsara Iehôvah: mihirà ho any ny anarany; fa mahafinaritra *iny*.
4 Fa ny Iakôba no finidiny Iah ho Azy, ny Isiraely ho fananany.
5 Fantatro tokoa fa lehibe Iehôvah, ary ambony ny andriamani-drehetra ny Tompontsikia.
6 Izay sitra-pony rehetra ataony Iehôvah, any an-danitra, sy eo ambony ny tany, any an-dranomasina, sy any amy ny lalina rehetra.
7 Mampiakatry izay maharahona avy amy ny vazan-tany Izy; manao helatra aman-dranonorana Izy; mamoaky ny rivotra amy ny fitehirizany Izy.
8 Namely ny matoa any Ejipity Izy, na olona, na biby.
9 Nanatitra famantarana sy fahagagana teo afovoanao Izy, ry Ejipity ô, dia taminy Farao, sy tamy ny mpanompony rehetra.
10 Namely firenen-dehibe samihafa Izy, ka namono ireny mpanjaka mahery:
11 I Sihôna mpanjaky ny Amora, sy Oga mpanjaky ny Basana, ary ny fanjakana Kanana rehetra:
12 Ary ny taniny nomeny ho lova, dia ho lovany ny Isiraely olony.
13 Iehôvah ô, mandrakizay ny anaranao; Iehôvah ô, hihiatramy ny taranaka fara-mandimby ny fahatsiarovana Anao.
14 Fa hanome ny rariny ny olony Izy, ary haneniny ny amy ny mpanompony Izy.
15 Volafotsy sy volamena, asany ny tànan' olona, ny sampiny ny firenen-tsamihafa.
16 Manam-bava izareo, fa tsy miteny; mana-maso izareo, fa tsy mahita;
17 Manan-tsofina izareo, fa tsy mandre; ary tsy misy fofon' aina eo am-bavany.
18 Hanahaky ireny izay manao ireny, dia izay rehetra matoky ireny.
19 Misaora any Iehôvah, ry mpianakaviny Isiraely: misaora any Iehôvah, ry mpianakaviny Arona:
20 Misaora any Iehôvah, ry mpianakaviny Levy: hianareo izay matahotra any Iehôvah, misaora any Iehôvah.
21 Hisaorana Iehôvah anie avy any Ziôna, Izay mitoetra any Ieriosalema. Miderà any Iah hianareo.

## FIHIRANA CXXXVI.

MISAORA any Iehôvah, fa tsara *Izy*: fa mandrakizay ny fiantràny.
2 Misaora an' Andriamanitry ny andriamanitra maro; fa mandrakizay ny fiantràny.
3 Misaora ny Tompony ny tompo rehetra; fa mandrakizay ny fiantràny:
4 Izay hiany no manao fahagagan-dehibe; fa mandrakizay ny fiantràny:
5 Izay nanao ny lanitra tamy ny fahendrena; fa mandrakizay ny fiantràny:
6 Izay namelatry ny tany ho ambony ny rano; fa mandrakizay ny fiantràny:
7 Izay nanao ireo fahazavan-dehibe; fa mandrakizay ny fiantràny:

8 Ny masoandro handahatry ny andro; fa mandrakizay ny fiantràny:
9 Ny volana sy ny kintana handahatry ny alina; fa mandrakizay ny fiantràny:
10 Izay namely ny matoa any Ejipity; fa mandrakizay ny fiantràny:
11 Ka namoaky ny Isiraely teo aminy; fa mandrakizay ny fiantràny:
12 Tànana mahery, sy sandry nahinjitra, *namoahany azy*; fa mandrakizay ny fiantràny:
13 Izay nampisaraky ny Ranomasina mena ho roa toko; fa mandrakizay ny fiantràny:
14 Ka nampandeha ny Isiraely hamaky ny eo afovoany; fa mandrakizay ny fiantràny:
15 Fa nanary any Farao sy ny miaramilany teo anatiny ny Ranomasina mena Izy; fa mandrakizay ny fiantràny:
16 Izay nitondra ny olony hitety ny efitra; fa mandrakizay ny fiantràny:
17 Izay namely ny mpanjaka maro lehibe; fa mandrakizay ny fiantràny:
18 Ka namono ny mpanjaka maro malaza; fa mandrakizay ny fiantràny:
19 I Sihôna mpanjaky ny Amora; fa mandrakizay ny fiantràny:
20 Ary Oga mpanjaky ny Basana; fa mandrakizay ny fiantràny:
21 Ary ny taniny nomeny ho lova; fa mandrakizay ny fiantràny:
22 Dia ho lovany ny Isiraely mpanompony; fa mandrakizay ny fiantràny:
23 Izay nahatsiaro antsikia raha ratsi-toetra isikia; fa mandrakizay ny fiantràny:
24 Ka namonjy antsikia tamy ny fahavalontsikia; fa mandrakizay ny fiantràny:
25 Izay manome hanina ny nofo rehetra; fa mandrakizay ny fiantràny.
26 Misaora an' Andriamanitry ny lanitra; fa mandrakizay ny fiantràny.

## FIHIRANA CXXXVII.

TEO amorony ny ony any Babilona nipetrahanay sy nitomanianay, raha nahatsiaro any Ziôna izahay.
2 Nahantonay ny lokanganay tamy ny hazo vilo teo afovoany.
3 Fa teo nangatahany izay namabo anay tonon-kira taminay; *dia nangataka* fampifaliana izay nandrava anay, *hoe*, Mihirà ho anay izay fihirana any Ziôna.
4 Ataontsikia ahoana no hihira ny fihirany Iehôvah eo an-tanim-bahiny?
5 Raha manadino anao aho, ry Ieriosalema ô, aoky ny tànako ankavanana hanadino *ny fahaizany*.
6 Raha tsy mahatsiaro anao aho, aoky ny lelako hirekitra amy ny lanilaniko; raha tsy Ieriosalema no alaiko noho ny fifaliako indrindra.
7 Iehôvah ô, tsarovy ny zanaky Edoma amy ny androny Ieriosalema; izay nanao hoe, Ravao, ravao *io* hatramy ny fanorenany.
8 Ry zanaka-vaviny Babilona izay efa ho rava, ho finaritra izay mamaly anao araky izay nataonao taminay.
9 Ho finaritra izay misambotra, ka mampianjera ny zanakao amy ny vatolampy.

## FIHIRANA CXXXVIII.

*Fihirany* Davidy.

HIDERA Anao amy ny foko rehetra aho: eo anatrehany ny andriamani-tsamihafa hihirako ho Anao.
2 Hivavaka eo tandrifiny ny tempolinao masina aho, ka hidera ny anaranao noho ny fiantrànao sy ny teninao marina: f' efa nankalaza ny teninao ho ambony ny anaranao rehetra Hianao.
3 Namaly ahy tamy ny andro nitarainako Hianao; hery am-panahiko nampahatanjahanao ahy.
4 Iehôvah ô, hidera Anao ny mpanjaka rehetra eo amy ny tany, raha mandre ny teniny ny vavanao izareo.
5 Eny, hihira noho ny làlan-kalehany Iehôvah izareo: fa lehibe ny voninahitry Iehôvah.
6 Na dia avo Iehôvah, anefa mijery ny manetri-tena Izy: fa mahafantatry ny mpiavonavona eny lavitr' eny Izy.
7 Na dia handeha eo afovoam-pahoriana aza aho, dia hamelona ahy Hianao; haninjitry ny tànanao hanohitry ny fahatezerany ny fahavaloko Hianao, ka hamonjy ahy ny tànanao ankavanana.
8 Iehôvah hahatanteraky ny amiko: Iehôvah ô, mandrakizay ny fiantrànao; aza mahafoy ny asany ny tànanao.

## FIHIRANA CXXXIX.

Ho any ny mpiventy hira : fihirany Davidy.

IEHÔVAH ô, efa nandinikia ahy, ka nahalala *ahy* Hianao.
2 Mahalala ny fipetrahako sy ny fitsanganako Hianao ; mahafantatry ny hevitro eny lavitr' eny Hianao.
3 Voa dinikao ny fandehanako sy ny fandriako, ka fantatrao ny làlan-kalehako rehetra.
4 Fa tsy misy teny eo amy ny lelako, indro, Iehôvah ô, fantatrao avokoa iny.
5 Nanidy ahy teo aoriana sy teo aloha Hianao, ka napetrakao tamiko ny tànanao.
6 Mahagaga ahy loatra *izany* fahalalan' *izany* ; avo iny, tsy tratro iny.
7 Aiza no hialako amy ny Fanahinao ? sa aiza no handosirako ny fanatrehanao ?
8 Raha hiakatra any an-danitra aho, any Hianao : sa hanao ny fandriako eo amy ny fiainan-tsi-hita aho, indry any Hianao.
9 *Raha* haka ny elatry ny maraina aho, mba hitoetra eo am-paran-dranomasina;
10 Dia any hitarihiany ny tànanao ahy, sy hihiazonany ny tànanao ankavanana ahy.
11 Raha hoy izaho, Hanarona ahy tokoa ny maizina ; dia hazava ny alina aza hanodidina ahy.
12 Eny, ny maizina tsy mahamaizina aminao : fa ny alina mahazava toy ny andro : sahala ny mazava sy ny maizina.
13 Hianao tokoa namboatry ny voako : nanarona ahy tan-kibon-dreniko Hianao.
14 Hidera Anao aho ; fa mahatahotra, *ka* mahatalanjona ny nanavana ahy ; mahagaga ny asanao : ary fantatry ny fanahiko marimarina *izany.*
15 Ny tenako tsy niafina taminao, raha natao teo amy ny miafina aho, *ka* voa forona tsara endrikia *toa* teo amy ny tany ambany indrindra aho.
16 Ny masonao nahita ny namoronany ny momba ny tenako ; ary voa soratra teo an-taratasinao avokoa izy rehetra, dia ny andro nanamboarany ireny, dieny tsy *mbola* ari-fady na iray akory.
17 Ary manao ahoana ny hatsarany ny hevitrao amiko, Andriamanitr' ô ! manao ahoana ny habeny ny isany !
18 *Raha* hanisa ireny aho, maro isa lavitra noho ny fasikia ; raha mifoha aho, dia aminao hiany aho.
19 Andriamanitr' ô, hamono ny ratsi-fanahy tokoa Hianao ; ary mialà amiko, hianareo olom-pandatsa-dra.
20 Fa miteny ratsy hanohitra Anao izareo ; manonony *ny anaranao* foana ny fahavalonao.
21 Tsy halako v' izay mandrafy Anao, Iehôvah ô ? ary tsy tezitra v' aho aminy izay mitsangana hanohitra Anao ?
22 Halako marimarina tokoa ireny ; atao ko ho fahavalo ireny.
23 Diniho aho, Andriamanitr' ô, ary fantaro ny foko ; izahao-toetra aho, ary fantaro ny hevitro :
24 Ary izahao, na misy làlana mahory eo anatiko, ka tariho aho ho amy ny làlana mandrakizay.

## FIHIRANA CXL.

Ho any ny mpiventy hira : fihirany Davidy.

IEHÔVAH ô, vonjeo amy ny olon-dratsy aho : arovy amy ny olon-doza-be aho ;
2 Izay mihievitra ratsy eo am-po : miangona mandrakariva mba hiady izareo.
3 Mampandranitry ny lelany tahaky ny menarana izareo ; odi-ratsiny ny bibi-lava eo ambany ny molony. Sela.
4 Iehôvah ô, vonjeo amy ny tànany ny ratsi-fanahy aho ; arovy amy ny olon-doza-be aho ; izay efa nihievitra hamadiky ny diako.
5 Ny mpiavonavona efa nanafina fandrikia sy kofehy hamandrikia ahy ; efa namela-pandrikia teo amoron-dàlana izareo ; nametraka tonta hahazo ahy izareo. Sela.
6 Hoy izaho taminy Iehôvah, Andriamanitro Hianao : henoy ny feony ny fifonako, Iehôvah ô.
7 Iehôvah, Tompo ô, ry Heriny ny famonjena ahy ; efa nanarony ny lohako tamy ny andro fiadiana Hianao.
8 Iehôvah ô, aza manome ny iriny ny ratsi-fanahy : aza mampandroso ny fihiverany ratsy, *fandroa* hisandratra izareo. Sela.
9 Ny lohany izay manodidina ahy, aoka hanarony ireo ny ratsy avoaky ny molony.
10 Aoky ny vain' afo hilatsaka aminy : aoka hariana any anaty afo izareo, any an-

-davaka lalina; ka tsy hiarin' intsony izareo.
11 Aoky tsy hampitoerina ny olo-mahai-vava eo amy ny tany: ny ratsy hanenjiky ny olon-doza-be handavo *azy*.
12 Fantatro fa handahatry ny teniny ny mahantra Iehôvah, dia ny rariny ho any ny malahelo.
13 Ny marina hisaotra ny anaranao tokoa: hitoetra eo anatrehanao ny mahitsy.

## FIHIRANA CXLI.

Fihirany Davidy.

Iehôvah ô, mitaraina aminao aho: malakia hankaty amiko; henoy ny feoko, raha mitaraina aminao aho.
2 Aoka halahatra eo anatrehanao ny fivavako ho zava-mani-pofona; ny fananganany ny tànako ho fanatitra hariva.
3 Iehôvah ô, asivy fiambenana eo alohany ny vavako; arovy ny varavarany ny molotro.
4 Aza mampiraiky ny foko ho amy ny zava-dratsy, mba hanao asa tsi-mety, miaraka amy ny olona manao meloka: ary aza avela hihinany ny zava-piny aho.
5 Aoky ny marina hamely ahy, dia fiantrana izany, ary hananatra ahy, dia solikia tsara indrindra izany: tsy handà *iny* ny lohako: ny fivavako mbola hanohitry ny fanahi-ratsiny.
6 Raha hapotraka eo amy ny tany be vato ny mpitsara azy, *dia* hihaino ny teniko ny olona; fa mamy ireny.
7 Ny taolantsikia naely teo am-bavany ny fasana, toy *izay ataony* ny mpijinja sy mpamaky *hazo* eo ambony ny tany.
8 Fa ny masoko ho aminao, Iehôvah Tompo ô: Hianao no itokiako; aza mandao ny fanahiko.
9 Arovy aho amy ny fandrikia *izay* namandrihiany ahy, ary *amy* ny fisamborany ny mpanao meloka.
10 Aoka ho latsaka ny ratsi-fanahy eo anatiny ny fandrikia nataony, raha afaka mandalo aho.

## FIHIRANA CXLII.

Masikily any Davidy; fivavahana, raha tany an-davaka izy.

Ny feoko nitarainako taminy Iehôvah; ny feoko nifonako taminy Iehôvah.
2 Navoako ny fitarainako teo anatrehany; nambarako ny fahoriako teo anatrehany.
3 Raha reraka teo anatiko ny fanahiko, dia fantatrao ny alehako: teo amy ny làlana izay nalehako nanafenany fandrikia hamandrikia ahy.
4 Jereo eo an-tànan' ankavanana, k' izahao, fa tsy nisy olona nahalala ahy: very fiarovana aho; tsy misy mitandriny ny fanahiko.
5 Nitaraina taminao aho, Iehôvah ô: hoy izaho, Hianao no tokiko, *sy* anjarako eo amy ny taniny ny velona.
6 Henoy ny fitarainako; fa mahantr' indrindra aho: vonjeo amy ny mpanenjikia ahy aho; fa tsy leoko izareo.
7 Avoahy amy ny trano maizina ny fanahiko, mba hiderako ny anaranao; hanodidina ahy ny marina; fa hamaly soa ahy Hianao.

## FIHIRANA CXLIII.

Fihirany Davidy.

Iehôvah ô, henoy ny fivavako; atongilano ny sofinao amy ny fifonako: mamalia ahy araky ny teninao marina, araky ny fahamarinanao.
2 Aza mampiditry ny mpanomponao amy ny fitsarana; fa tsy misy olombelona ho hitsina eo anatrehanao.
3 Fa nanenjiky ny fanahiko ny fahavalo; namely ny aiko hatramy ny tany izy; nampitoetra ahy teo amy ny maizina izy, toy izay efa maty ela.
4 Dia reraka ny fanahiko eo anatiko; malahelo ny foko eo anatiko.
5 Mahatsiaro ny andro fahiny aho; misainy ny asanao rehetra aho; mihievitry ny asany ny tànanao aho.
6 Maninjitry ny tànako aminao aho; ny fanahiko eo anatrehanao, tahaky ny tany mangentana. Sela.
7 Malakia hamaly ahy, Iehôvah ô: reraka ny fanahiko: aza manafiny ny tavanao amiko, fandroa hanahaky izay midina any an-davaka aho.
8 Ampandreneso ny fiantrànao nony maraina aho; fa Hianao no itokiako; ampahalalao izay làlana mety halehako aho; fa manangany ny fanahiko ho aminao aho.
9 Iehôvah ô, vonjeo amy ny fahavaloko aho; miafina eo aminao aho.
10 Ampianaro hanao ny sitra-ponao aho;

fa Hianao no Andriamanitro: tsara ny Fanahinao: tariho ho amy ny tany fahamarinana aho.
11 Iehôvah ô, velomy aho noho ny anaranao: avoahy amy ny fahoriana ny fanahiko, araky ny fahamarinananao.
12 Ary araky ny fiantrànao, fongory ny fahavaloko, ka aringiano izay rehetra mampahory ny fanahiko: fa mpanomponao aho.

## FIHIRANA CXLIV.

*Fihirany* Davidy.

Hisaorana anie Iehôvah, vatolampiko, Izay mampianatry ny tànako hamely, *ary* ny rantsan-tànako hiady:
2 Mpiantra ahy sy mpiaro ahy; mpanandratra ahy sy mpamonjy ahy; ampingiako, sy izay itokiako; Izay mandresy ny oloko ho ambaniko.
3 Iehôvah ô, inona ny olona no ahafantaranao azy? *sa* ny zanak'olombelona no ihieveranao azy?
4 Ny olona manahaky ny zava-poana: ny androny manahaky ny aloka izay mihielina.
5 Iehôvah ô, ampietreo ny lanitrao, ka midìna: tendreo ny tendrombohitra, dia hanetona ireny.
6 Ampitselaro ny helatra, ka ampielezo ireo olon' ireo: alefao ny zana-tsipìkao, ka aringiano ireo:
7 Ampandehano ny tànanao avy any ambony; afaho aho, ka vonjeo aho amy ny rano be, dia amy ny tànany ny zana-bahiny.
8 Miteny zava-poana ny vavany, ary tànan' ankavanana mamitaka no tànan' ankavanany.
9 Andriamanitr' ô, hihira fihiram-baovao ho Anao aho: amy ny valiha fitendrena folo hihirako ho Anao.
10 Izay manome famonjena ho any ny mpanjaka maro: Izay mamonjy any Davidy mpanompony amy ny sabatra mandratra.
11 Afaho aho, ka vonjeo amy ny tànany ny zana-bahiny, miteny zava-poana ny vavany, ary tànan' ankavanana mamitaka no tànan' ankavanany:
12 Mba hanahaky ny zava-maniry mitenodenoka ny zanakai-lahy; *mba* hanahaky ny vato fehizoro voa rafitra tsara tahaky ny tranony ny mpanjaka ny zanakai-vavy:
13 *Mba ho* feno ny fitoeram-barinay mba hanome hanin-tsamihafa rehetra: *mba* hiteraka arivo *sy* folo arivo ny ondrinay any an-tsahanay:
14 *Mba* hitohatra ny ombinay; tsy hisy fandrombahana na fisamborana; ka tsy hisy fitarainana any an-dàlanay.
15 Finaritra ny olona izay manahaky izany; eny, finaritra ny olona izay manana any Iehôvah ho Andriamaniny.

## FIHIRANA CXLV.

Fiderany Davidy.

Hanandratra Anao aho, ry Andriamanitro, Mpanjaka ô; ary hankalaza ny anaranao mandrakizay mandrakizay aho.
2 Hankalaza Anao isan' andro aho, ary hidera ny anaranao mandrakizay mandrakizay aho.
3 Lehibe Iehôvah, ka ho derain' indrindra; ary tsi-hita-lany ny halehibeny.
4 Ny taranaka maro hifampidera ny asanao, ka hitory ny herinao.
5 Ny halazany ny voninahitry ny halehibenao sy ny asanao mahagaga ho teneniko.
6 Ary *ny olona* hiteny ny heriny ny asanao mahatahotra: ary hitory ny halehibenao aho.
7 Hitory ny fahatsiarovany ny hatsaranao lehibe izareo, ka hihira ny fahamarinanao.
8 Miantra, sy mamindra-fo Iehôvah; mahari-po, ka be famindram-po.
9 Tsara Iehôvah aminy izao tontolo izao: ary ny fiantràny ambony ny asany rehetra.
10 Iehôvah ô, hidera Anao ny asanao rehetra; ary ny olonao masina hisaotra Anao.
11 Hilaza ny voninahitry ny fanjakanao, ary hiteny ny herinao izareo;
12 Mba hampahafantatry ny zanak'olombelona ny herin' *Andriamanitra,* sy ny habeny ny voninahitry ny fanjakany.
13 Fanjakana mandrakizay ny fanjakanao, ary hihiatramy ny taranaka fara-mandimby ny fanapahanao.
14 Iehôvah manohany izay rehetra efa ho lavo, ary manandratry izay rehetra efa mietry.
15 Ny masony izao rehetr' izao mijery

Anao; ary Hianao manome azy hanina
amy ny fotoany.
16 Manokatry ny tànanao Hianao, ka
mahavoky ny zava-miaina rehetra.
17 Marina Iehôvah amy ny làlan-kale-
hany rehetra, ka mamindra-fo amy ny
asany rehetra.
18 Iehôvah manakeky izay rehetra mi-
antso Azy, dia izay rehetra miantso Azy
marin-tokoa.
19 Izy hanefa ny iriny izay matahotra
Azy; dia hihaino ny fitarainany, ka hamon-
jy azy Izy.
20 Miaro izay rehetra tia Azy Iehôvah;
fa ny ratsi-fanahy rehetra haringiany.
21 Hidera any Iehôvah ny teniny ny va-
vako: ary aoky ny nofo rehetra hankalaza
ny anarany masina mandrakizay mandra-
kizay.

## FIHIRANA CXLVI.

Miderà any Iah hianareo. Miderà any
Iehôvah, ry fanahiko.
2 Hidera any Iehôvah aho, raha velona
koa aho: hihira ho an' Andriamanitro aho,
raha mbola miaina hiany aho.
3 Aza matoky andriandahy, *na* zanak'
olombelona izay tsy mahavonjy, hianareo.
4 Mivoaka ny fofon'ainy, miverina ho
amy ny taniny izareo; very aminy izany
andro izany indrindra ny fihieverany.
5 Finaritra izay *manana* an' Andriama-
nitry Iakôba hanampy azy, ny fanante-
nany aminy Iehôvah Andriamaniny;
6 Izay nanao ny lanitra, sy ny tany, ny ra-
nomasina, sy izay rehetra eo aminy ireny:
Izay mitandrina fahamarinana mandraki-
zay:
7 Izay manome ny rariny ho any ny ory:
Izay manome hanina ho any ny noana.
Iehôvah mamaha ny mpifatotra:
8 Iehôvah mampihiratry ny jamba: Ie-
hôvah manandratry izay mietry: Iehô-
vah tia ny marina.
9 Iehôvah miaro ny vahiny: manandra-
try ny kamboty sy ny mpitondra-tena Izy:
fa mamadiky ny làlany ny ratsi-fanahy
Izy.
10 Hanjaka mandrakizay Iehôvah; ha-
tramy ny taranaka fara-mandimby, ny An-
driamanitrao, ry Ziôna. Miderà any Iah
hianareo.

## FIHIRANA CXLVII.

Miderà any Iah hianareo: fa tsara ny
mihira ho an' Andriamanitsikia; fa mamy
*izany*; mahafinaritra ny fiderana.
2 Manangana any Ieriosalema Iehôvah;
manangony ny Isiraely voa roaka Izy.
3 Mahasitrany ny torotoro-fo, ka mamehy
ny feriny Izy.
4 Milaza ny isany ny kintana Izy; ny
anarany izy rehetra antsoiny.
5 Lehibe ny Tompontsikia, ary be hery:
tsy hita-lany ny fahalalany.
6 Manandratry ny malemi-fanahy Iehô-
vah: mampietry ny ratsi-fanahy hatramy
ny tany Izy.
7 Mihirà fisaorana ho any Iehôvah; mi-
hirà amy ny lokanga ho an' Andriamani-
tsikia;
8 Izay manaron-drahona ny lanitra, Izay
mamboatry ny ranonorana ho amy ny tany,
Izay mampaniry ahitra ny tendrombohitra.
9 Manome ny biby ny haniny Izy, *ary* ny
zana-goaikia izay mitaraina.
10 Tsy mba mahafinaritra Azy ny heriny
ny soavaly; tsy mba mahafaly Azy ny
tongotry ny olona.
11 Iehôvah mankasitraky izay matahotra
Azy, izay manantena ny fiantràny.
12 Mankalazà any Iehôvah, ry Ieriosa-
lema ô; miderà an' Andriamanitrao, ry
Ziôna ô.
13 Fa manamafy ny hidiny ny vavaha-
dinao Izy; mitahy ny zanakao eo afovoa-
nao Izy.
14 Mampihiavany ny fari-taninao Izy; ma-
havoky anao ny vary tsara indrindra Izy.
15 Mampandeha ny didiny *ambony* ny
tany Izy: miely faingiana dia faingiana ny
teniny.
16 Mandatsaka oram-panala tahaky ny
landahazo Izy: mampiely fanala tahaky
ny lavenona Izy.
17 Mandatsaky ny havandrany tahaky
ny sombin-javatra Izy: iza no maharitry
ny hatsiakany?
18 Mamoaky ny teniny Izy, dia levona
ireny: mampifofofofo ny rivony Izy, *dia*
mandriaka ny rano.
19 Milaza ny teniny amy ny Iakôba Izy,
ny fandidiany sy ny fitsarany amy ny Isi-
raely.
20 Tsy nanao izany tamy ny firenena
hafa na iray akory Izy; ary ny fitsarany,

tsy mba nahalala ireny izareo. Miderà any Iah hianareo.

## FIHIRANA CXLVIII.

MIDERÀ any Iah hianareo. Miderà any Iehôvah any an-danitra: miderà Azy eo amy ny ambony.
2 Miderà Azy hianareo, ry anjeliny rehetra: miderà Azy hianareo, ry hamaroany rehetra.
3 Miderà Azy, hianareo masoandro amam-bolana: miderà Azy, hianareo kintana mazava rehetra.
4 Miderà Azy, hianareo lanitry ny lanitra, ary hianareo rano, izay ambony ny lanitra.
5 Aoky hidera ny anarany Iehôvah izareo: f' Izy nandidy, dia nasiana ireny.
6 Dia nampitoetry ireny mandrakizay mandrakizay Izy: nomen-dalàna ireny, ka tsy mba nihoarany.
7 Miderà any Iehôvah eo amy ny tany, hianareo trosona, sy ny lalina rehetra:
8 Afo, sy havandra; oram-panala, sy fofon-tany; rivotra mahery, mankato ny teniny:
9 Tendrombohitra, sy havoana rehetra; hazo mamoa, sy hazo sedera rehetra:
10 Biby, sy omby rehetra; zava-mandady, sy voro-manan' elatra:
11 Ireo mpanjaka amy ny tany, sy vahoaka rehetra; andriandahy, sy mpitsara rehetra eo amy ny tany:
12 Na zazalahy, na zazavavy; na vaventy, na ankizy madinikia:
13 Aoky hidera ny anarany Iehôvah izareo; fa ny anarany hiany no asandratra; ambony ny tany sy ny lanitra ny voninahiny.
14 Ary manandratry ny tandroky ny olony Izy, ny fiderany ny olo-masiny rehetra; dia zanaky Isiraely, olona manakeky Azy. Miderà any Iah hianareo.

## FIHIRANA CXLIX.

MIDERÀ any Iah hianareo. Mihirà fihiram-baovao ho any Iehôvah, ny fiderana Azy eo amy ny fiangonany ny olo-masina.
2 Aoka hampifaly ny Isiraely ny Mpanao azy: aoka hampahafinaritry ny zanaky Ziôna ny Mpanjakany.
3 Aoky hidera ny anarany amy ny sodina izareo: aoky hihira Azy amy ny kipantsona sy ny lokanga izareo.
4 Fa ny olony no ankasitrahany Iehôvah: mahatsara-tarehy ny malemi-fanahy amy ny famonjena Izy.
5 Aoky ny olo-masina hifaly amy ny voninahitra: aoky hihira tsara eo am-pandriany izareo.
6 *Aoky* ny fanandratan' Andriamanitra ho eo am-bavany, ary ny sabatra miroa-lela ho eo an-tànany;
7 Hamaliany ny firenen-tsamihafa, *sy* hampijaliany ny olona maro;
8 Hamatorany ireo mpanjakany amy ny gadra, ary ny andriandahiny amy ny gadra-vy;
9 Mba hanavany ny fitsarana voa soratra. Any ny olo-masiny rehetra izany voninahitr' izany. Miderà any Iah hianareo.

## FIHIRANA CL.

MIDERÀ any Iah hianareo. Miderà an' Andriamanitra eo amy ny fitoerany masina: miderà Azy eo amy ny habakabaky ny heriny.
2 Miderà Azy noho ny heriny; miderà Azy araky ny habeny ny voninahiny.
3 Miderà Azy amy ny fampanenoany ny trompetra: miderà Azy amy ny valiha sy ny lokanga.
4 Miderà Azy amy ny kipantsona sy ny valiha: miderà Azy amy ny lokanga sy ny sarinety.
5 Miderà Azy amy ny kipantsona maneno: miderà Azy amy ny kipantsona maneno mafy.
6 Aoky izay rehetra manan' aina hidera any Iah. Miderà any Iah hianareo.

# NY BOKINY NY OHABOLANA.

## TOKO I.

Ny ohabolany Solomona, zanaky Davidy, mpanjaky ny Isiraely,
2 Hahalalana fahendrena sy fananarana; hahafantarany ny tenim-pahalalana;
3 Hahazoany ny fananaram-pahendrena, fahamarinana, sy fitsarana, ary fahitsiana;
4 Hanomezan-tsaina ho any ny tsi-àri-fanahy, fahalalana sy fihieverana ho any ny zatovo.
5 Ny hendry hihaino, ka hitombo-saina; ary ny manam-panahy hahazo anatra tsara;
6 Hahalalana ohabolana, ambany ny heviny; ny teniny ny hendry, sy ny fampanonony.
7 Ny fatahorana any Iehôvah no foto-pahalalana: ny adala no mandà fananarana sy fahendrena.
8 Ry zanako, mihainoa ny ana-drainao, ary aza mahafoy ny làlan-dreninao:
9 Fa ho ravaka tsara amy ny lohanao, ary tongalikia amy ny vozonao, ireny.
10 Ry zanako, raha taominy ny mpanota hianao, aza maneky hianao.
11 Raha hoy izareo, Andeha hiaraka isikia, aoky isikia hanotrikia handatsa-dra, andeha isikia hamitsaky ny marina tsi-maninon-tsi-maninona:
12 Aoky isikia hitelina azy velona, toy ny fasana; eny, telimoka, tahaky izay midina any an-davaka:
13 Ho lasantsikia ny fananan-tsara rehetra, ho fenointsikia babo ny tranontsikia:
14 Latsaho ny vatonao eo aminay, aoky hirai-kitapo isikia rehetra:—
15 Ry zanako, aza mirai-dia aminy; ampialao ny tongotrao amy ny làlan-kalehany:
16 Fa mihiazakazaka hanao ratsy ny tongony, ka malaky mandatsa-dra.
17 Voa velatra foana tokoa teo imasony ny zava-manidina rehetra ny fandrikia.
18 Ary manotrikia handatsa-dran-tena hiany izareo; mamitsaka hahafaty ny ain-tena hiany izareo.
19 Izany no alehany izay rehetra mahihitra mila harena; mahavery ny ainy ny tompony izany.
20 Fahendrena miantso eo ivelany; manandratry ny feony eny an-dàlam-be izy:
21 Mitory eo am-pihaonan-dehibe izy, eo amy ny fivoham-bavahady: eo an-tanàna ilazany ny teniny, hoe,
22 Ry adala, mandra-pahoviana no hitiavanareo fahadalana? ary ankasitrahany ny mpaneso ny fanesoany, ary andrafiany ny adala fahalalana?
23 Miverena hianareo noho ny fananarako: indro, halatsako aminareo ny fanahiko, hampahafantariko anareo ny teniko.
24 Satria niantso aho, ary nandà hianareo; naninjitry ny tànako aho, ary tsy nisy nitandrina,
25 Fa narianareo ny sain-drehetra natolotro, ary ny anatro tsy nekenareo;
26 Izaho kosa hihiomehy ny fahorianareo; haneso aho, raha tonga ny tahotrareo;
27 Raha avy ny tahotrareo tahaky ny fandravana, ary tonga ny fandringianana anareo tahaky ny tadio; raha manjo anareo ny fahoriana sy ny fangirifiriana;
28 Dia hiantso ahy izareo, fa tsy hamaly aho; dia halaky hitady ahy izareo, fa tsy hahita ahy izareo.
29 Satria tsy tia fahalalana izareo, ka tsy nifidy ny fatahorana any Iehôvah:
30 Tsy nety nanaraky ny fisainako izareo, nanevateva ny anatro izareo;
31 Dia hihinany ny vokatry ny làlan-kalehany izareo, ary ho voky ny fihiendreny izareo.
32 Fa ny fihiemorany ny tsi-àri-saina hamono azy, ary ny fiadanany ny adala handringiana azy.
33 Fa handry soa aman-tsara izay mihaino ahy, ka hiadana tsy matahotry ny ratsy izareo.

## TOKO II.

Ry zanako, raha handray ny teniko hianao, ka hafeninao eo aminao ny didiko;
2 Ka hatongilanao ny sofinao amy ny fahendrena, *ka* halatsakao am-ponao fahalalana;
3 Eny, raha hitaraina hahazo fahalalana hianao, *ka* hanandratry ny feonao hahazo saina;
4 Raha hikiatsaky iny tahaky ny volafotsy hianao; ary hitady iny tahaky ny fananana miafina hianao;
5 Dia hahafantatry ny fatahorana any Iehôvah hianao, ary hahazo ny fahalalana an' Andriamanitra hianao.
6 F' Iehôvah manome fahendrena: fahalalana sy saina avoaky ny vavany.
7 Mihiary fahendrena ho any ny marina Izy: ampingiany izay mandeha mahitsy *Izy*.
8 Miambiny ny làlam-pitsarana Izy, ka mitandriny ny làlan-kalehany ny olo-masiny.
9 Dia hahalala fahamarinana, sy fitsarana, ary fahitsiana, hianao; *eny*, ny làlana tsara rehetra.
10 Raha miditra am-ponao ny fahendrena, ka maminy ny fanahinao ny fahalalana;
11 Dia hiaro anao ny fisainana, hitahiry anao ny fahalalana;
12 Mba hamonjy anao amy ny làlany ny ratsi-fanahy, amy ny lehilahy izay miteny zava-mandoza;
13 (Izay mandao ny làla-mahitsy handia ny làla-maizina;
14 Izay mifaly hanao ratsy, *ka* mankasitraky ny fandozany ny ratsi-fanahy;
15 Izay mivily làlana, ka mania amy ny alehany:)
16 Mba hamonjy anao amy ny vehivavy mijejojejo, amy ny vahiny mandrobo amy ny fiteniny;
17 (Izay mahafoy ny mpitondra ny fahazazany, ka manadino ny faneken' Andriamaniny.
18 Fa mirona ho amy ny fahafatesana ny tranony, ary ny làlan-kalehany ho amy ny maty.
19 Izay rehetra miditra eo aminy tsy mba miverina, ka tsy mba mitana ny làlan' aina.)
20 Mba handehananao amy ny làlany ny tsara-fanahy, sy hitandremanao ny alehany ny marina.
21 Fa ny marina honina eo amy ny tany, ary ny mahitsy havela hitoetra eo:
22 Fa ny ratsi-fanahy haringiana amy ny tany, ary ny mpanota ho fongorana aminy.

## TOKO III.

Ry zanako, aza manadino ny lalàko; fa aoky hitandriny ny didiko ny fonao;
2 Fa andro lava sy taona fiainana, ary fiadanana, no hampiany ho anao.
3 Aoky tsy handao anao ny fiantrana sy ny fahamarinana; fehezo amy ny vozonao ireny; soraty eo amy ny latabatry ny fonao ireny:
4 Dia hahita fiantrana sy fahalalana tsara eo anatrehan' Andriamanitra sy ny olona hianao.
5 Matokia any Iehôvah amy ny fonao rehetra; fa aza miankina amy ny fahalalanao hiany.
6 Maneke Azy amy ny làlan-kalehanao rehetra, dia hanitsy ny làlanao Izy.
7 Aza manao anao ho hendry eo imasonao: matahora any Iehôvah, ka mialà amy ny ratsy:
8 Dia hahasitrany ny foitrao izany, ary ho tsoka amy ny taolanao izany.
9 Mankalazà any Iehôvah amy ny fananao, sy amy ny voaloham-bokatrao rehetra:
10 Dia ho feno zava-mahavoky ny tranom-barinao, ka hitresaka divay vaovao ny famiazanao.
11 Ry zanako, aza manevateva ny fananarany Iehôvah; ary aza reraka amy ny famaizany:
12 F' izay tiany Iehôvah no anariny; eny, tahaky ny ray amy ny zanaka tiany.
13 Finaritra izay olona mahita fahendrena, ary izay olona mahazo fahalalana.
14 Fa tsara lavitra ny fandrantoany noho ny fandrantoam-bolafotsy, ary ny tombom-barony noho ny volamena madio.
15 Saro-bidy lavitra iny noho ny voahangy: ary tsy mba manahaky iny ny zava-drehetra mety ho tianao.
16 Andro maro eo an-tànany ankavanana; harena sy voninahitra eo an-tànany ankavia.

17 Làla-mahafinaritra ny làlany, ary fia-
danana ny làlan-kalehany rehetra.
18 Hazon'aina iny ho any izay rehetra
mihiazony iny, ary finaritra izay rehetra
mitana iny.
19 Fahendrena namoronany Iehôvah ny
tany; fahalalana nanamboarany ny lanitra.
20 Ny fahalalany nampisarahany ny la-
lina, mitete ando ny rahona.
21 Ry zanako, aoky tsy hiala amy ny
masonao ireny: tehirizo fahendrena sy fisai-
nana:
22 Dia ho ainy ny fanahinao, ary ho vo-
ninahitry ny vozonao, ireny.
23 Dia handeha soa aman-tsara amy ny
làlanao hianao, ka tsy ho tafintohina ny
tongotrao.
24 Tsy hatahotra hianao, raha mandry;
eny, handry hianao, ary ho mamy ny tori-
-masonao.
25 Aza manahy ny tahotra avy tampoka,
na ny fandringianany ny ratsi-fanahy, raha
tonga iny.
26 F' Iehôvah ho tokinao, ary hiaro ny
tongotrao Izy, ka tsy voa singiotra.
27 Aza miaro soa aminy izay tokony ho-
mena hianao, raha azony ny tànanao hatao.
28 Aza manao amy ny namanao hoe,
Mandehana, dia avia indray, dia ampitso
homeko; kanefa manana hiany hianao.
29 Aza misaina hanao ratsy amy ny na-
manao, raha mitoetra matoky eo anilanao
izy.
30 Aza miady amy ny olona tsi-maninon-
-tsi-maninona hianao, raha tsy mbola na-
nisy ratsy taminao izy.
31 Aza mialona olon-doza-be, na mifidy
izay mety ho làlany akory.
32 Fa halany Iehôvah ny maditra; f' eo
amy ny marina ny fisainany.
33 Ny ozony Iehôvah eo an-tranony ny
ratsi-fanahy: fa ny fonenany ny marina no
tahiny.
34 Fa ny mpanaraby harabiny; fa ny
malemi-fanahy omeny soa.
35 Voninahitra no lovany ny hendry: fa
henatra no hisandratany ny adala.

## TOKO IV.

Hianareo zanaka, mihainoa ny fanana-
ran-dray, ka tandremo hianatra saina:
2 Fa anatra tsara omeko anareo: aza
mahafoy ny lalàko.
3 Fa zanaky ny raiko, sady soa no nany
malala eo anatrehany ny reniko, aho:
4 Ary nampianatra ahy izy, ka hoy izy
tamiko, Aoky ny fonao hitana ny teniko;
tandremo ny didiko, dia ho velona hianao.
5 Mahazoa fahendrena, mahazoa fahala-
lana; aza hadinoinao: ary aza miala amy
ny teniny ny vavako.
6 Aza mahafoy iny, dia hitahiry anao
iny: tiavo iny, dia hiaro anao iny.
7 Fahendrena no ambony indrindra, ma-
hazoa fahendrena, ary amy ny fahazoanao
rehetra, mahazoa fahalalana.
8 Sandrato iny, dia hanandratra anao iny:
hanome voninahitra anao iny, raha tananao
iny.
9 Dia hasiany ravaka tsara amy ny loha-
nao; satro-boninahitra tsara homeny anao.
10 Mihainoa, ry zanako, ary raiso ny te-
niko; dia ho maro ny taonany ny fiainanao.
11 Làlam-pahendrena ampianariko anao:
làlana marina nitondràko anao.
12 Raha mandeha hianao, tsy ho ety ny
dianao; ary raha mihiazakazaka hianao,
tsy mba ho tafintohina hianao.
13 Tano mafy ny fianarana; aza mba re-
raka: hazony iny; fa ainao iny.
14 Aza miditra amy ny alehany ny ratsi-
-fanahy, ary aza mandroso amy ny làlany
ny olon-dratsy.
15 Mandosira iny, aza manakeky iny,
mialà aminy, ka mandehana.
16 Fa tsy matory izareo, raha tsy efa
nanao-ratsy; ary tsy mahita tori-maso iza-
reo, raha tsy efa nahatafintohiny *ny sasany.*
17 Fa ny mofony ny fanahi-ratsy no ha-
niny, ary ny divainy ny fandozana no so-
troiny.
18 Fa ny làlan-kalehany ny marina ma-
nahaky ny mazava mamirapiratra, izay
mihiazava mandra-pitataovovonany ny an-
dro.
19 Ny làlan-kalehany ny ratsi-fanahy ma-
nahaky ny maizina; tsy mahalala izay ma-
hatafintohina azy izareo.
20 Ry zanako, tandremo ny teniko; aton-
gilano ny sofinao amy ny filazako.
21 Aza avela hiala eo imasonao ireny:
tehirizo eo am-ponao ireny.
22 Fa fiainana ireny ho any izay mahita
ireny, ary ho ody mahasitrany ny nofony
rehetra.
23 Tandremo ny fonao mihoatra ny fitan-
dreman-drehetra; f' iny ivoahany ny aina.

24 Ampialao aminao ny vava sahisahy, ary aoka hanalavitra anao ny molotra mamitaka.
25 Aoky hijery mahitsy ny masonao, ary hibanjina marina eo anoloanao ny hodi--masonao.
26 Hevero ny alehany ny tongotrao, ary ny làlanao rehetra hampitoerina.
27 Aza mivilivily ho amy ny ankavanana, na ho amy ny ankavia: mampialà ny tongotrao amy ny ratsy.

## TOKO V.

Ry zanako, tandremo ny fahendreko; atongilano ny sofinao amy ny fahalalako;
2 Hitehirizanao fahendrena, ary hitandremany ny molotrao fahalalana.
3 Fa mitete tantely ny molotry ny vehivavy mijejojejo, ary malama lavitra noho ny solikia ny vavany:
4 Fa ny farany mangidy tahaky ny afero, maranitra tahaky ny sabatra miroa--lela.
5 Midina ho amy ny fahafatesana ny tongony; mahazo ny fasana ny diany:
6 Fandroa ho heverinao ny làlan'aina, miovaova ny làlan-kalehany, ka tsy fantatrao.
7 Ary ankehitriny, mihainoa ahy, hianareo ankizi-lahy, ary aza miala amy ny teniny ny vavako.
8 Mampanalavira azy ny làlan-kalehanao, ary aza manakeky ny varavarany ny tranony;
9 Fandroa homenao ny sasany ny voninahitrao, ary ny taonanao ho any ny loza-be:
10 Fandroa hahavoky ny vahiny ny fananananao, ary ho eo an-tranom-bahiny ny asanao;
11 Dia hitaraina eo am-paranao hianao, raha lany ny nofonao sy ny tenanao;
12 Dia hoy hianao, Efa halako manao ahoana ny fananarana, k' efa laviny ny foko ny famaizana;
13 Ary tsy mba nihaino ny feony ny mpampianatra ahy aho, ary tsy mba nanongilany ny sofiko tamy ny mpananatra ahy aho!
14 Saiky efa omby teo amy ny ratsy rehetra aho, teo afovoany ny fiangonana sy ny fihaonana.—
15 Sotroy ny rano avy amy ny fantsakanao hiany, sy ny rano mandeha avy amy ny loharanonao hiany.
16 Handriaka ny loharanonao ho any ivelany, *ary* renirano ho any an-dàlam-be.
17 Ho anao hiany ireny, ka tsy hiombona amim-bahiny hianao.
18 Ho tahina ny loharanonao; ary mifalia amy ny vadiny ny fahatanoranao.
19 Ho biby diera mankatia, sy osi-vavy mahafinaritra, izy; ary ny nonony no hampifaly anao mandrakariva, ary ny fitiavana azy no hahafaty anao mandrakariva.
20 Ary nahoana hianao, ry zanako, no matiny ny fitiavany ny vehivavy mijangajanga, ka manohony ny tratrany ny vehivavy mijejojejo?
21 F' eo tandrifiny ny masony Iehôvah ny làlan-kalehan' olona, ary ny fandehanany rehetra heveriny.
22 Hisambotry ny ratsi-fanahy ny helony hiany, ary ny kofehiny ny fahotany hamatotra azy.
23 Ho vonoina, satria tsy nandray anatra izy; ary hivilivily noho ny habeny ny fahadalany izy.

## TOKO VI.

Ry zanako, raha tàhiny niantoky ny namanao hianao, raha tàhiny naneha-tànana ho any ny vahiny hianao,
2 Voa fandriky ny teniny ny vavanao, voa singiotry ny teniny ny vavanao hianao;
3 Atavy izany ankehitriny, ry zanako, dia vonjeo-tena, raha latsaka an-tànany ny namanao hianao; mandehana, manetre--tena, ka andeha hifona amy ny namanao.
4 Aza avela hatory ny masonao, na ho rendremana ny hodi-masonao.
5 Vonjeo-tena tahaky ny osi-lahy afaka amy ny tànany *ny mpihiaza*, tahaky ny vorona afaka amy ny tànany ny mpamandrikia.
6 Mandehana, ry lehi-malaina, any amy ny vitsikia, diniho ny làlan-kalehany, ka mihiendre:
7 Tsy mana-mpitarikia, *na* mpifehy, na mpanapaka, iny;
8 Nefa mamboatry ny vatsiny, raha fahavatra, *ary* mamory ny haniny, raha fararano, iny.
9 Hatory hiany va hianao, ry lehi-malaina? rahoviana no hifoha amy ny fahatorianao hianao?
10 (*Fa hoy izy,*) Hatory kelikely hiany, ho rendremana kelikely hiany, hamihin--tànana kelikely hatory:

11 Dia ho tonga tahaky ny mpandehan-
deha ny alahelonao, ary ny fahantranao
tahaky ny lehilahy miady.
12 Olo-mirehareha, olon-dratsy, mande-
handeha manao vava maditra.
13 Ny masony anatsihiany, ary ny ton-
gony itenenany, ary ny rantsan-tànany
ampianarany;
14 Ditra no eo am-pony, misaina ratsy
mandrakariva izy; mamoak' ady izy.
15 Dia ho tonga tampoka ny fahoriany; ho
torotoro tampoka izy, ka tsy misy hahasi-
trana.
16 Ireo enin' ireo halany Iehôvah; eny,
fito laviny ny fanahiny:
17 Maso miavonavona, lela mandaingia,
ary tànana mandatsaka ra marina,
18 Fo mamoron-tsain-dratsy, tongotra ma-
laky mihiazakazaka hanao ratsy,
19 Vavolombelona mandaingia izay ma-
moaka laingia, ary izay mamafy ady eo
amy ny mpirahalahy.
20 Ry zanako, tandremo ny didin-drai-
nao, ary aza mahafoy ny lalàn-dreninao.
21 Afatory amy ny fonao mandrakariva
ireny, fehezo amy ny vozonao ireny.
22 Raha mandeha hianao, dia hitarikia
anao iny; raha matory hianao, dia hiaro
anao iny; ary raha mifoha hianao, dia
hiresaka aminao iny.
23 Fa fanilo ny didy, ary fahazavana
ny lalàna; ary làlan' aina ny fananarany
ny fampianarana:
24 Hiaro anao amy ny vehivavy ratsi-
-fanahy, dia amy ny fandroboany ny le-
lany ny vehivavy mijejojejo.
25 Aza tia ny hatsara-tarehiny am-ponao
hianao; ary aza matiny ny hodi-masony
hianao:
26 Fa ny vehivavy mijangajanga haha-
tratrarana somby mofo: ary ny vavin-dahy
hihiaza ny aina indrindra.
27 Mahatondra afo eo an-tratrany va ny
olona, ka tsy may ny akanjony?
28 Mahadia vain' afo va ny olona, ka tsy
may ny tongony?
29 Manahaky izany izay miditra eo amy
ny vadiny ny namany; tsy maitsy manan-
-tsiny izay rehetra manendry azy.
30 Tsy mba manevateva mpangalatra ny
olona, raha maka zavatra hahavoky ny
fanahiny raha noana izy:
31 Fa raha hita, dia handoa fitoheny izy; ny
fananany rehetra eo an-tranony no homeny.
32 Izay mampisintaky ny vehivavy tsy
manan-tsaina: izay manao izany mampic-
try ny fanahiny.
33 Haratra sy ho menatra izy: ary tsy
ho afaka ny tsininy.
34 Fa mampahasiaka olona ny fialonana,
ka tsy mba hiantra amy ny andro fampija-
liana izy.
35 Tsy handray avotra akory izy, tsy
mety izy, na dia be ny tambitamby.

## TOKO VII.

Ry zanako, tandremo ny teniko, ka afeno
eo aminao ny didiko.
2 Tandremo ny didiko, dia ho velona
hianao; ary ny lalàko tahaky ny anak'an-
dria-masonao.
3 Fehezo amy ny rantsan-tànanao ireny,
soraty eo amy ny latabatry ny fonao ireny.
4 Atavy amy ny fahendrena hoe, Ana-
baviko hianao; ary atavy ny fahalalana
hoe, Havana:
5 Mba harovany hianao amy ny vehi-
vavy mijejojejo, amy ny mpijangajanga
izay mandrobo amy ny fiteniny.
6 Fa nijery teo amy ny varavaran-keliny
ny tranoko teo amy ny fitsirihako aho,
7 Ka nizaha teo amy ny adaladala, nahita
teo amy ny zazalahy, zatovo tsy manan-
-tsaina,
8 Mandeha amy ny làlana manakeky ny
zoron-tranony; ary ny làlana mankany an-
-tranony no nalehany,
9 Raha maizina hariva ny andro, rehefa
alina, ka maizina dia maizina;
10 Ary, indro, nisy vehivavy nifanena
taminy, sady manao ny fitafiny ny mpijanga-
janga no mifetsy am-po.
11 (Sady vavana no maditra izy, tsy mba
mitoetra eo an-trano ny tongony:
12 Indraindray any ivelany, indraindray
any an-dàlana, ka miandriandry eny an-jo-
rozoron-drehetr' eny izy.)
13 Dia nisavikia azy izy; ka nanoroka azy,
misolantsolana-tarehy, dia hoy izy taminy,
14 Efa tokony hataoko fanatitra fiada-
nana; androany nanefako ny voadiko.
15 Izany no nivoahako hitsena anao, ni-
tady ny tavanao fatratra aho, ka nahita
anao aho.
16 Efa nandravaky ny farafarako tamy
ny lambam-pandriana misoratsoratra, hariry
madinikia avy tany Ejipity, aho.

17 Efa nahamanitry ny fandriako tamy ny
zava-manitra, miora, aloe, sy kinamôna, aho.
18 Avia, aoka ho voky fitiavana isikia
mandra-pahamarainy ny andro: aoka fitia-
vana hifaliantsikia:
19 Fa tsy ato an-trano ny lahy, *fa* lasa
nivahiny eny lavitr' eny izy:
20 Nitondra vola an-kitapo teny an-tàna-
ny izy: amy ny fotoan' andro no hodiany
any an-tranony.—
21 Ny vavany malefaka nampanekeny
azy, ny fandroboany ny molony nitaomany
azy.
22 Dia nandeha nanaraka azy miaraka-
minizay izy, tahaky ny omby mandeha ho
vonoina, sa tahaky ny adala hampijalina eo
amy ny boloky;
23 Mandra-pahaboroaky ny lefom-pohy
ny atiny: tahaky ny vorona malaky man-
kany amy ny fandrikia, fa tsy fantany fa
mamandriky ny ainy iny.
24 Ary ankehitriny, mihainoa ahy hiana-
reo, ry zazalahy, ka tandremo ny teniny
ny vavako.
25 Aza mampanatony ny fonao ho amy
ny làlany; aza mania ho amy ny ale-
hany.
26 Fa maro nazerany maratra: eny, ma-
robe matiny avokoa.
27 Làlana ho any amy ny helo ny tra-
nony, midina ho any amy ny fitoerany ny
fahafatesana.

## TOKO VIII.

Tsy miantso va ny fahendrena? ary *tsy*
mitaraina *va* ny fahalalana?
2 Mijanona eo an-tampony ny fitoerana
avo izy, eo amoron-dàlana, eo amy ny fihao-
nany ny làlana maro.
3 Miantso eo am-bavahady izy, eo am-ba-
vany ny tanàna, eo am-pidirana eo am-ba-
ravarana:
4 Miantso anareo aho, ry lehilahy; ary
ny feoko amy ny zanak' olombelona.
5 Fantaro fahendrena hianareo, ry tsi-
-àri-fanahy; ary mahazoa fahalalana am-po
hianareo, ry tsi-àri-saina.
6 Henoy; fa hilaza zava-tsoa aho; ary
ho zavatra marina ny fisokatry ny mo-
lotro.
7 Fa hilaza ny marina ny vavako; ary
ho zava-betaveta amy ny molotro ny fanahi-
-ratsy.
8 Marina ny teny rehetra aloaky ny va-
vako; tsy misy angoly, na ditra, eo aminy.
9 Mora hitany ny manan-tsaina ireny re-
hetr' ireny, ka mahitsy aminy izay mahazo
fahalalana.
10 Raiso ny anatro toy izay volafotsy,
ary aleo fahalalana toy izay volamena voa
fantina.
11 Fa tsara lavitra noho ny voahangy ny
fahendrena; ary ny zavatr' irina rehetra
tsy azo ampitahaina aminy.
12 Izaho fahendrena mitoetra eo amy ny
fihiendrena, ka mahita ny fahalalany ny
fihieverana.
13 Mandrafy ny ratsy ny fatahorana any
Iehôvah; ny fiavonavonana sy ny fire-
harehana, ary ny làlan-dratsy, sy ny vava
manangoly, halako.
14 Ahy ny anatra sy ny fahendrena: fa-
halalana aho; manan-kery aho.
15 Izaho no anjakàny ireo mpanjaka, sy
anavany ireo andriandahy fitsarana.
16 Izaho no anapahany ny andriandahy,
sy ny andriam-baventy, dia ny mpitsara
rehetra eo ambony ny tany.
17 Tiako izay tia ahy; ary izay malaky
mitady ahy hahita ahy.
18 Ato amiko ny harena sy ny voninahi-
tra; *eny*, ny harena maharitra sy ny faha-
marinana.
19 Ny vokatro tsara lavitra noho ny vo-
lamena, eny, noho ny volamena voa dio;
ary ny fahavokarako noho ny volafotsy voa
fantina.
20 Mandeha amy ny làlany ny fahamari-
nana, eo afovoany ny alehany ny fitsarana,
aho:
21 Mba hampandovako fiainana izay tia
ahy; ary ho fenoiko ny fitoeram-pananany.
22 Iehôvah nanana ahy tamy ny voalo-
hany ny làlan-kalehany, teo alohany ny
asany fahiny.
23 Izaho voa hosotra hatramy ny mandra-
kizay, hatramy ny taloha indrindra, dieny
tsy mbola àry ny tany.
24 Dieny tsy mbola àry ny lalina, teraka
aho; dieny tsy mbola àry ny loharano ma-
moa-drano be.
25 Dieny tsy mbola voa forona ny ten-
drombohitra, teo alohany ny havoana, teraka
aho:
26 Dieny tsy mbola voa forony ny tany,
na ny saha, na ny voaloham-bovoka aminy
izao tontolo izao.

27 Raha namboatry ny lanitra Izy, dia
teo hiany aho; raha nanendry ny kivori-
vory teo ambony ny lalina Izy;
28 Raha nampitoetry ny rahona teo am-
bony Izy: raha nampahahery ny lohara-
nony ny lalina Izy;
29 Raha nanome ny ranomasina ny la-
làny Izy, mba tsy hihoarany ny rano ny
didiny; raha nanendry ny fanorenany ny
tany Izy:
30 Dia voa taiza teo anilany aho: ary
fafaliana isan' andro aho, ka nifaly man-
drakariva teo anatrehany;
31 Nifaly teo amy ny taniny tontolo aho:
ary teo amy ny zanak' olombelona ny fifa-
liako.
32 Ary ankehitriny, mihainoa ahy hiana-
reo, ry zazalahy; fa finaritra izay mitan-
driny ny làlan-kalehako.
33 Mihainoa anatra, ary hendrea, ka aza
mandà.
34 Finaritra izay olona mihaino ahy,
miambina mandrakariva eo am-bavaha-
diko, miandry eo amy ny tolam-barava-
rako.
35 F' izay mahita ahy mahita fiainana,
ary handray sitraka aminy Iehôvah izy;
36 F' izay diso ahy mandoza ny fanahiny;
izay rehetra mandrafy ahy, tia fahafatesana.

## TOKO IX.

FAHENDRENA efa nanao ny tranony, efa
nandrafitry ny andriny fito izy:
2 Efa namono ny bibiny izy; efa nampi-
hiaroharo ny divainy izy; ary efa nam-
boatry ny latabatrany izy:
3 Efa naniraky ny ankizi-vaviny izy;
miantso eo amy ny fitoerana avo indrindra
any an-tanàna izy,
4 Aoka hankaty izay tsy mahalala:—
hoy izy aminy izay tsy manan-tsaina,
5 Avia, hano ny mofoko, ary sotroy ny
divay izay efa no harohatoiko.
6 Mahafoiza ny adala, dia ho velona hia-
nareo; ary mandehana amy ny làlan-kale-
hany ny fahalalana.
7 Izay mananatry ny mpaneso hahazo
henatra ho an-tena; ary izay mananatry
ny ratsi-fanahy hanan-tsiny.
8 Aza mananatry ny mpaneso, fandroa
halany hianao: anaro ny hendry, dia ho
tiany hianao.
9 Omeo *saina* ny hendry, dia hihiahendry
izy: ampianaro ny olo-marina, dia hi-
tombo saina izy.
10 Voaloham-pahendrena ny fatahorana
any Iehôvah; ary fahazoan-tsaina ny faha-
lalany ny Masina.
11 F' izaho hitomboany ny andronao, sy
hiampiana ho anao ny taonany ny fiainana.
12 Raha hendry hianao, dia hendry ho
an-tena hianao: fa raha maneso hianao,
hianao hiany no hitondra *izany*.
13 Mahai-vava ny vehivavy tsi-hendry;
adala izy, ka tsy mahalala na inona na
inona.
14 Fa mipetraka eo am-baravarany ny
tranony, eo am-piketrahana eo amy ny
fitoerana avo any an-tanàna, izy,
15 Mba hiantso ny mpandalo, izay man-
deha mahitsy amy ny làlan-kalehany:
16 Aoka hankaty izay tsy mahalala:—
ary hoy izy aminy izay tsy manam-
-panahy,
17 Mamy ny rano nangalarina, ary tsara
ny mofo eo amy ny miafina.
18 Fa tsy mahalala f' eo ny maty izy;
*ary* eo amy ny halaliny ny helo ny ampian-
dranoiny.

## TOKO X.

NY ohabolany Solomona. Zanaka hendry
mampifaly ny rainy: fa zanaka adala mam-
pahory ny reniny.
2 Ny hareny ny fanahi-ratsy tsy maha-
soa tsy akory: fa fahamarinana no mamonjy
amy ny fahafatesana.
3 Tsy havelany Iehôvah ho mosarena ny
fanahiny ny marina: fa ny filany ny ratsi-
-fanahy ho laviny.
4 Mampahalahelo ny tànany ny malaina:
fa mampanan-karena ny tànany ny mazoto.
5 Zanaka mampahafinaritra izay mamory
amy ny lohataona: fa zanaka mampaha-
menatra izay matory amy ny fararano.
6 Misatroka fitahiana ny lohany ny ma-
rina; fa misaron-doza ny vavany ny ratsi-
-fanahy.
7 Ho tsara ny fahatsiarovany ny marina:
fa ho lo ny anarany ny ratsi-fanahy.
8 Handray ny lalàna ny hendry am-po:
fa hianjera ny adala-vava.
9 Mandeha matoky izay mandeha mahi-
tsy: fa ho fantatra izay mania-làlana.
10 Manome alahelo izay mami-maso;
ary hianjera ny adala-vava.

11 Loharanon' aina ny vavany ny marina:
fa misaron-doza ny vavany ny ratsi-fanahy.
12 Fandrafiana mampitaitr' ady: fa fitia-
vana manarony ny ota rehetra.
13 Eo amy ny molotry ny manam-paha-
lalana no ahitam-pahendrena: fa tsorakazo
no ho amy ny lamosiny ny tsi-manan-
-tsaina.
14 Ny hendry mihiary fahalalana: fa ny
vavany ny adala manakeky fandringianana.
15 Ny hareny ny manan-karena no vohi-
try ny heriny: fandringianany ny mahan-
tra ny alahelony.
16 Fiainana ny asany ny marina: ota
ny vokatry ny ratsi-fanahy.
17 *Mandia* ny làlan' aina ny mitandrina
anatra, fa mania ny manary famaizana.
18 Adala ny mampanafina lolom-po amy
ny molotra mandaingia, sy ny mamoaka
endrikienkendrikia.
19 Tsy mitsahatra ny fahotana eo amy
ny teny maro; fa ny mahakombo-molotra
no hendry.
20 Volafotsy voa fantina ny lelany ny
marina: manahaky ny zava-poana ny fony
ny ratsi-fanahy.
21 Ny molotry ny marina mamelony ny
maro: fa maty ny adala, satria tsy manan-
-tsaina izareo.
22 Ny fitahiany Iehôvah no mampanan-
-karena, ka tsy ampiany alahelo iny.
23 Mampihiomehy ny adala ny manao
ratsy; fa *mampifaly* ny manan-tsaina ny
fahendrena.
24 Ny tahotry ny ratsi-fanahy hanjo azy:
ary ny iriny ny marina homena.
25 Ary tsy eo intsony ny ratsi-fanahy ta-
haky ny fandalovany ny tafio-drivotra: fa
fanorenana mandrakizay ny marina.
26 Manahaky ny vinigera amy ny nify,
ary ny setroka amy ny maso, ny malaina
aminy izay maniraka azy.
27 Ny fatahorana any Iehôvah mahela-ve-
lona: fa ny taonany ny ratsi-fanahy hafo-
hezina.
28 Ho fifaliana ny fanantenany ny ma-
rina: fa ho very ny fanampoizany ny ratsi-
-fanahy.
29 Ho heriny ny marina ny làlany Iehô-
vah; fa ho fandringianany ny mpanao
meloka iny.
30 Ny marina tsy hihietsikietsikia mandra-
kizay: fa ny ratsi-fanahy tsy honina eo amy
ny tany.
31 Ny vavany ny marina mamoaka fa-
hendrena: fa ny lela maditra ho fongotra.
32 Ny molotry ny marina mahalala izay
ankasitrahana: fa ny vavany ny ratsi-fa-
nahy *mamoak'* ady.

## TOKO XI.

Halany Iehôvah ny mizana mandaingia:
fa ny vato marina no ankasitrahany.
2 Avy ny fiavonavonana, dia tonga ny
henatra: f' eo amy ny manetri-tena ny
fahendrena.
3 Ny hitsiny ny mahitsy hitarikia azy: fa
ny haditry ny mpamitaka handringiana azy.
4 Tsy mahasoa amy ny andro fahateze-
rana ny harena: fa fahamarinana no ma-
monjy amy ny fahafatesana.
5 Ny fahamarinany ny mahitsy hanitsy
ny làlan-kalehany: fa ny ratsi-fanahy ho
lavony ny fanahi-ratsiny.
6 Ny fahamarinany ny mahitsy hamonjy
azy: fa ny fanahi-ratsiny ny mpanota ha-
ningiotra azy kosa.
7 Raha maty ny olon-dratsi-fanahy, dia
very ny fanantenana: ary very ny fanam-
poizany ny olo-meloka.
8 Ho afa-pahoriana ny marina, ka ho
avy hisolo azy ny ratsi-fanahy.
9 Ny vavany ny ratsi-fanahy mandrimba
ny namany: fa fahalalana hamonjeny ny
marina.
10 Raha tsara-toetra ny marina, dia ho
faly ny tanàna: fa *hisy* fihiobiana, raha
very ny ratsi-fanahy.
11 Ny fitahiany ny marina anandratany
ny tanàna: fa ny vavany ny ratsi-fanahy
andravany iny.
12 Ny tsi-manam-panahy miteny ratsy
ny namany: fa ny olo-manan-tsaina ma-
mehi-vava.
13 Milazalaza ny resaka mangingina ny
manta-vava: fa manafin-teny ny mahatoky
fanahy.
14 Mahavery olona ny tsi-misy fisainana:
fa mamonjy ny maro mpisaina,
15 Hahita loza indrindra ny mianto-ba-
hiny: fa tsara-toetra ny tsi-tia antoka.
16 Mahazo voninahitra ny vehivavy tsara-
-tarehy: ary mahazo harena ny lehilahy
mahery.
17 Ny olo-miantra mahatsara ny faha-
niny: fa ny loza-be mampahory ny nofony.
18 Ny ratsi-fanahy manao asa mamitaka:

fa *hahazo* tamby tokoa izay mamafy fahamarinana.
19 Tahaka fahamarinana mankamy ny fiainana, ny manenjiky ny ratsy mankamy ny mahafati-tena.
20 Halany Iehôvah ny madi-po: fa ny mahitsi-làlana ankasitrahany.
21 Na mifampitantana aza, tsy maitsy hanan-tsiny ny ratsi-fanahy: fa ny zanaky ny marina no ho vonjena.
22 Fera-volamena an-oron-kisoa ny vehivavy tsara-tarehy, izay tsy manan-tsaina.
23 Tsara tokoa ny faniriany ny marina: loza ny fanantenany ny ratsi-fanahy.
24 Misy manely, kanefa mitombo harena hiany; ary misy miaro mihoatra noho ny onony, kanefa dia malahelo hiany.
25 Hihiatavy ny fanahy miantra; ary ny mandena ho lemana kosa.
26 Izay miaro vary hozoniny ny olona: fa saotra ho an-dohany ny mivarotra.
27 Ny mazoto mitady ny tsara hahita sitraka: fa ny mitady ny ratsy, dia hanody azy izany.
28 Ho lavo ny matoky ny hareny: fa handravina tahaky ny sampan-kazo ny marina.
29 Ny mampahory ny mpianakaviny handova ny rivotra; ary hanompo ny hendry am-po ny adala.
30 Hazon'aina ny vokatry ny marina; ary hendry izay mitaona fanahy maro.
31 Indry, ny marina ho valiana ambony ny tany aza: ka mainkia ny ratsi-fanahy sy ny meloka.

## TOKO XII.

Izay tia fianarana no tia fahalalana: f'efa biby izay tsy tia fananarana.
2 Ny tsara-fanahy mahita sitraka aminy Iehôvah: fa ny olo-mamoron-tsain-dratsy ho helohiny.
3 Tsy hampitoetr' olona ny fanahi-ratsy: fa tsy hihietsikietsikia ny fototry ny marina.
4 Satro-boninahitry ny lahy ny vehivavy mahay mitondra-tena: f' izay mampahamenatra manahaky ny mahalo eo amy ny taolany.
5 Mahitsy ny fihieverany ny marina: fitaka ny fisainany ny ratsi-fanahy.
6 Ny teniny ny ratsi-fanahy atao hanotrikia, *mba handatsa*-dra: fa ny vavany ny marina hamonjy azy.
7 Haringiana ny ratsi-fanahy, ka tsy hisy: fa hitoetra ny mpianakaviny ny marina.
8 Olona ho deraina araky ny fahendreny: fa ny madi-po ho tevatevaina.
9 Aleo izay manetri-tena ka manompo-tena, toy izay mandoka-tena, ka tsy manan-ko-hanina.
10 Ny marina mitandriny ny ainy ny bibiny: fa masiaka ny famindram-pony ny ratsi-fanahy.
11 Ho voky hanina ny mpiasa ny taniny: fa tsy manan-tsaina ny manaraky ny olompoana.
12 Ny ratsi-fanahy maniry ny fandriky ny olon-dratsy: fa mahavokatra ny fototry ny marina.
13 Ny ratsi-fanahy voa fandriky ny fahadisoa-molotra: fa hivoaka amy ny fahoriana ny marina.
14 Ny vokatry ny vavan' olona hampahavokisana azy ny tsara: ary ny valiny ny tànan' olona hampodina ho azy.
15 Marina eo imasony ny adala ny làlan-kalehany: fa ny mihaino anatra no hendry.
16 Ho fantatra amy ny andro iny ny fahatezerany ny adala: fa manafin-kenatra ny manan-tsaina.
17 Izay miteny ny marina manebo fahamarinana: fa mamitaka ny vavolombelona mandaingia.
18 Misy miteny tahaky ny sabatra manindrona: fa ody mahasitrana ny lelany ny marina.
19 Ny molotra izay milaza ny marina hampitoerina mandrakizay: fa hitoetra kely foana ny lela mandaingia.
20 Fitaka eo am-pony izay mihievitra loza: fa fifaliana ho any ny mpisaina fihiavanana.
21 Tsy misy ratsy hanjo ny marina: fa ho heni-doza ny ratsi-fanahy.
22 Halany Iehôvah ny molotra mandaingia: fa ny manao marina no ankasitrahany.
23 Ny olon-kendry manafim-pahalalana: fa ny fony ny adala mitory fahadalana.
24 Hanapaka ny tànany ny mazoto: fa hampandoavin-ketra ny malaina.
25 Ny alahelo am-pon' olona mampiondriky iny: fa ny teny soa mampifaly iny.
26 Ny marina tsara lavitra noho ny na-

many: fa ny làlan-kalehany ny ratsi-fanahy mamitaka azy.
27 Ny malaina tsy mitono izay no hazainy: fa tsara ny fananany ny olo-mazoto.
28 Eo amy ny làlam-pahamarinana ny fiainana; ary tsy misy fahafatesana eo amy ny làlan-kalehany.

## TOKO XIII.

Ny zanaka hendry *mihaino* ny ana-drainy: fa ny mpaneso tsy mihaino famaizana.
2 Ny vokatry ny vava no hihinanan' olona ny tsara: fa *hihinan*-doza ny fanahiny ny mpanota.
3 Miaro aina ny miambim-bava: hahita loza ny mahai-vava.
4 Maniry zavatra ny fanahiny ny malaina, fa tsy mahazo: fa hatavy ny fanahiny ny mazoto.
5 Halany ny marina ny laingia: fa mahatola ka mahamenatra ny ratsi-fanahy.
6 Ny fahamarinana miaro ny mahitsi-làlana: fa ny fanahi-ratsy mandavo ny mpanota.
7 Misy mihiambo hanan-karena, kanefa tsy manana izy: misy mihiambo halahelo, kanefa be harena izy.
8 Avotry ny ain' olona ny hareny: anefa tsy mihaino endrikiendrikia ny malahelo.
9 Hifaly ny fahazavany ny marina: fa ho vonoina ny jirony ny ratsi-fanahy.
10 Ny fiavonavonana hiany ihiaviany ny fifandirana: fa manam-pahendrena ny voa anatra tsara.
11 Hihiena ny harena azo maimaim-poana: fa hitombo *harena* izay mihiary *iny* amy ny tànana.
12 Mankarary ny fo ny fanantenana tsy azo: fa hazon'aina, raha tonga ny irina.
13 Ho very izay manevateva ny teny: fa hiadana izay matahotry ny didy.
14 Loharanon'aina ny lalàny ny hendry, hialana amy ny fandrikia mahafaty.
15 Manome sitraka ny fahalalan-tsara: fa mahory ny làlany ny mpanota.
16 Ny olon-kendry rehetra miraharaha amy ny fahalalana: fa ny adala manely fahadalana.
17 Mahita loza ny iraka ratsi-fanahy: fa ody mahasitrana ny iraka marina.
18 Hanan' alahelo sy henatra izay manary fananarana: fa hanam-boninahitra izay mitandrina famaizana
19 Maminy ny fanahy ny faniriana tanteraka: fa halany ny adala hiala amy ny ratsy.
20 Ho hendry ny mirai-dia amy ny hendry: fa ho very ny namany ny adala.
21 Ny ratsy manenjiky ny mpanota: fa ny marina ho valiany ny soa.
22 Ny tsara-fanahy mamela fananana ho any ny zafiny: fa ny hareny ny mpanota ho tehirizina ho any ny marina.
23 Be hanina eo amy ny fanamboarany ny malahelo ny tany: fa misy simba noho ny tsi-fisiana fisainana.
24 Tsy tia zanaka ny mitsitsy ny tsorakazony: fa malaky mananatra azy ny tia azy.
25 Ny marina mihinana hahavoky ny fanahiny: fa ho noana ny kibony ny ratsi-fanahy.

## TOKO XIV.

Ny vehivavy hendry rehetra samy manao ny tranony avy: fa ny adala mandrava iny amy ny tànany.
2 Matahotra any Iehòvah ny mandeha mahitsy: fa manevateva Azy ny mania-làlana.
3 Eo am-bavany ny adala ny tsorakazom-pireharehana: fa ny molotry ny hendry miaro azy.
4 Izay tsy misy omby, madio ny fihinanam-bilona: fa mahavokatra be ny heriny ny omby.
5 Tsy handaingia ny vavolombelona marina: fa hilaza laingia ny vavolombelona mamitaka.
6 Ny mpaneso mitady fahendrena, fa tsy mahita: fa mora mahazo fahalalana ny manan-tsaina.
7 Mialà amy ny fanatrehany ny adala, raha tsy hitanao eo ny molotra mahalala.
8 Ny fahendreny ny hendry no fahalalany ny làlan-kalehany: fa fitaka no fahadalany ny adala.
9 Ny adala maneso heloka: fa misy sitraka eo amy ny mahitsy.
10 Ny fo mahalala ny fahorian-tena: ary ny vahiny tsy miombona amy ny fifaliany.
11 Ho rava ny tranony ny ratsi-fanahy: fa hamony ny lainy ny mahitsy.
12 Misy làlana mahitsy eo imason' olona, kanjo làlam-pahafatesana ny farany.
13 Ory ny fo, na dia misy hehy aza; ary alahelo ny farany ny fifaliana.

14 Ny mihiemotra am-po ho voky ny
làlan-kalehany: ary ny tsara-fanahy *ho
voky* ny azy.
15 Ny adala maneky ny teny rehetra, fa
ny hendry mandiniky ny diany.
16 Ny hendry matahotra, ka miala amy
ny ratsy: fa ny adala mireharelia, ka ma-
toky.
17 Manao adaladala ny malaky tezitra; ary
halan'olona ny olo-mamoron-tsain-dratsy.
18 Ny adala handova fahadalana: fa ny
hendry hisarona fahalalana.
19 Ny ratsi-fanahy miondrikia eo antre-
hany ny tsara-fanahy; ary ny meloka eo
am-bavahadiny ny marina.
20 Ny malahelo halany ny sakaizany aza:
fa maro no tia ny manan-karena.
21 Manota ny manevateva ny namany:
fa finaritra ny miantra ny malahelo.
22 Tsy diso v' izay misainy ny ratsy? fa
famindram-po sy fahamarinana ho any izay
misainy ny tsara.
23 Manan-tamby ny asa rehetra: fa mi-
tondra alahelo hiany ny teniny ny molotra.
24 Satro-boninahitry ny hendry ny ha-
reny: fahadalana ny hadalany ny adala.
25 Mamonjy aina ny vavolombelona ma-
rina: fa milaza laingia ny mpamitaka.
26 Eo amy ny fatahorana any Iehôvah
ny fatokiana mafy; ary ny zanany ha-
nam-piarovana.
27 Loharanon' aina ny fatahorana anyIe-
hôvah, hialana amy ny fandrikia mahafaty.
28 Voninahitry ny mpanjaka ny hama-
rony ny vahoaka: fa fandringianany ny
andriana ny tsi-fisian' olona.
29 Be saina ny malain-ko-tezitra: fa ma-
nangana fahadalana ny malaky tezitra.
30 Ainy ny nofo ny fo finaritra: fa ma-
halo ny taolana ny fialonana.
31 Manala-baraky ny Mpanao azy ny
mampahory ny malahelo: fa manome vo-
ninahitra Azy ny mamindra-fo amy ny
mahantra.
32 Ny ratsi-fanahy roahina eo amy ny
helony: fa manantena ny marina eo amy
ny fahafatesany.
33 Mandry eo am-pony ny manan-tsaina
ny fahendrena: fa ho fantatra ny eo am-
-pony ny adala.
34 Manandratra firenena ny fahamari-
nana: fa mahafa-boninahi-bahoaka ny fa-
hotana.
35 Sitraky ny mpanjaka ny mpanompo
hendry: fa ny fahatezerany amy ny mam-
pahamenatra.

## TOKO XV.

MAHAFAKA fahatezerana ny mamaly ma-
lemy: fa manangana fahavinirana ny miteny
mahery.
2 Ny lelany ny hendry mampahafinaritra
fahalalana: fa ny vavany ny adala mamoaka
fahadalana.
3 Ny masony Iehôvah eo amy ny fitoe-
ran-drehetra, mijery ny ratsy sy ny tsara.
4 Hazon' aina ny lela mahasitrana: fa
fandravam-panahy ny ditra eo.
5 Ny adala manary ny ana-drainy: fa
hendry ny mitandrina famaizana.
6 Be harena eo an-tranony ny marina: fa
fahoriana eo am-pananany ny ratsi-fanahy.
7 Ny molotry ny hendry manely fahala-
lana: fa tsy toy izany ny fony ny adala.
8 Halany Iehôvah ny fanalamboadiny ny
ratsi-fanahy: fa ny vavaky ny mahitsy han-
kasitrahany.
9 Halany Iehôvah ny làlan-kalehany ny
ratsi-fanahy: ary ny manaraky ny marina
no tiany.
10 Hampahory ny mahafoy ny làlana ny
anatra: maty ny tsy tia famaizana.
11 Eo anatrehany Iehôvah ny fiainan-tsi-
-hita sy ny fandringianana: mainkia ny
fony ny zanak' olombelona.
12 Tsy tiany ny mpaneso ny mpananatra
azy: tsy mety mankeo amy ny hendry izy.
13 Mahatsara-tarehy ny fo mifaly: fa
mahatorotoro ny fanahy ny fahoriam-po.
14 Ny fony ny manan-tsaina mitady faha-
lalana: fa ny vavany ny adala mitelina
fahadalana.
15 Ratsy avokoa ny androny ny ory: fa
sakafo mandrakariva ny fo ravoravo.
16 Aleo ny kely amy ny fatahorana any
Iehôvah, toy izay harena be amy ny faho-
riana.
17 Aleo sakafo anana amy ny fifanka-
tiavana, toy izay ny omby mifahy amy ny
miromoromo.
18 Ny olona malaky tezitra mampitaitr'
ady: fa ny malain-ko-tezitra mampitsaha-
tra fifandirana.
19 Manahaky ny fefy tsilo ny làlany ny
malaina: fa hasandratra ny làlany ny ma-
rina.
20 Zanaka hendry mampifaly ny ray: fa
olon' adala manevateva ny reniny.

21 Fahadalana mampifaly ny tsi-manan-
-tsaina: fa mandeha mahitsy ny olona ma-
nam-panahy.
22 Ho very ny fikiasana raha tsy misy
fisainana: fa tanteraka ireny raha maro ny
mpisaina.
23 Mahafaly olona ny famaliny ny vava-
ny; ary manao ahoana ny hatsarany ny teny
amy ny fotoana!
24 Ambony ny làlan'aina, ho any ny hen-
dry, hialana amy ny helo ambany.
25 Ho ravany Iehôvah ny tranony ny
mpiavonavona: fa hampitoetry ny fari-ta-
niny ny mpitondra-tena Izy.
26 Halany Iehôvah ny fihieverany ny ra-
tsi-fanahy: fa mahafinaritra ny teniny ny
madio.
27 Ny mahihitra mila harena mampahory
ny eo an-tranony: fa ho velona ny tsy tia
tambitamby.
28 Ny fony ny marina mihievitra hamaly:
fa ny vavany ny ratsi-fanahy mamoaka
zava-dratsy.
29 Manalavitry ny ratsi-fanahy Iehôvah:
fa mihaino ny vavaky ny marina Izy.
30 Ny fahazavany ny maso mampifaly ny
fo: ny tsara filaza mampahatavy ny tao-
lana.
31 Mitoetra eo amy ny hendry ny sofina
izay mihaino ny anatr'aina.
32 Manary ny ainy ny mandà anatra: fa
mahazo saina ny mihaino famaizana.
33 Anatra fahendrena ny fatahorana any
Iehôvah; ary mialoha fisandratana ny fa-
netren-tena.

## TOKO XVI.

Any ny olona ny fikiasany ny fo; fa avy
aminy Iehôvah ny valiny ny lela.
2 Madio eo imason-tena ny làlan-drehetra
alehan' olona; fa mandanja ny fanahy
Iehôvah.
3 Aoky hiankina aminy Iehôvah ny asa-
nao, dia hampitoerina ny hevitrao.
4 Nataony Iehôvah ho any ny fisainan-
-tena ny zava-drehetra: eny, ny ratsi-fa-
nahy aza ho amy ny andro ratsy.
5 Halany Iehôvah izay rehetra miavona-
vona am-po: na dia mifampitantana aza,
tsy maitsy hanan-tsiny izareo.
6 Fiantrana sy teny marina anadiovany
ny heloka; ary ny fatahorana any Iehôvah
ialana amy ny ratsy.
7 Raha sitraky Iehôvah ny làlan-kale-
han' olona, dia mampihiavany ny fahava-
lony aminy aza Izy.
8 Aleo ny kely amy ny fahamarinana,
toy izay harem-bevava amy ny tsi-rariny.
9 Ny fon' olona mihievitry ny làlan-
-kalehany: f' Iehôvah no mandahatry ny
diany.
10 Eo amy ny molotry ny mpanjaka ny
fanindrimandry; tsy diso vava eo amy ny
fitsarana izy.
11 Any Iehôvah ny mizana sy ny lanja
marina; miasa ny vato rehetra eo anatin-
-kitapo Izy.
12 Halany ny mpanjaka ny manao-ratsy:
ary fahamarinana no ampitoerany ny la-
pam-panjakana.
13 Sitraky ny mpanjaka ny molotra ma-
rina; ary ny miteny zava-mahitsy no tiany.
14 Iraky ny fahafatesana ny fahatezerany
ny mpanjaka: fa mampitsahatry iny ny
olon-kendry.
15 Eo amy ny fahazavany ny tava-mpan-
jaka ny fiainana; ary manahaky ny ra-
hony ny fara orana ny fankasitrahany.
16 Aleo mahazo fahendrena toy izay vo-
lamena; ary mahazo saina aleo halaina toy
izay volafotsy.
17 Miala amy ny ratsy no làlam-beny ny
marina: izay mitandriny ny làlan-kalehany
no miaro ny ainy.
18 Fiavonavonana mialoha fandringia-
nana; ary fanahy mirehareha mialoha
fandavoana.
19 Aleo malemi-fanahy amy ny manetri-
-tena, toy izay mizara babo amy ny miavo-
navona.
20 Ny mahay mandaha-teny hahita soa;
ary ny matoky any Iehôvah no finaritra.
21 Ny hendry am-po hatao hoe, manam-
-panahy; ary ny hamaminy ny molotra
mampitombo saina.
22 Loharanon' aina ny fahalalana aminy
izay manany iny: fa fahadalana ny anatry
ny adala.
23 Ny fony ny hendry mampahendry ny
vavany, ka manampy fahendrena ny mo-
lony.
24 Tohon-tantely ny teny mahafinaritra,
maminy ny fanahy, ka mahasitrany ny tao-
lana.
25 Misy làlana mahitsy eo imason' olona,
kanjo làlam-pahafatesana ny farany.
26 Ny fanahy izay miasa, dia miasa ho

an-tena, satria angatahiny ny vavany aminy izany.

27 Ny olom-poana mihiady ny ratsy; ary *misy* eo amy ny molony tahaky ny afo mirehitra.

28 Ny olo-maditra mamoak' ady; ary ny mpanendrikiendrikia mampisaraky ny mpisakaiza indrindra.

29 Ny olon-doza-be mitaona ny namany, ka mitondra azy ho amy ny làlan-tsi-tsara:

30 Mikimpi-maso hihievitra zava-maditra, mamindra-molotra hahatanteraky ny ratsy izy.

31 Satro-boninahitra ny fotsi-volo, raha hita eo amy ny làlam-pahamarinana iny.

32 Aleo ny malain-ko-tezitra toy izay ny mahery, ary ny mahazaky ny fanahiny toy izay ny mahafa-bohitra.

33 Ny vato latsaka eo am-pofoana; fa avy aminy Iehôvah ny fitondrany iny avokoa.

## TOKO XVII.

Aleo mofo maina eo amy ny fihiavanana, toy izay trano feno fanalamboady eo amy ny fifandirana.

2 Ny mpanompo hendry hanapaka zanaka mampahamenatra, ary hanan-jaran-dova eo amy ny rahalahy izy.

3 Ny memy ho any volafotsy, ary ny fitanehana ho any volamena: ary mizaha-toetry ny fo Iehôvah.

4 Ny mpanao-ratsy mitandriny ny molo-mamitaka: ny mpandaingia mihaino ny lela ratsy.

5 Ny mpanaraby ny malahelo, manala-baraky ny Mpanao azy: hanan-tsiny ny mifaly noho ny fahoriana.

6 Satro-boninahitry ny antitra ny zafy; ary voninahitry ny zanaka ny razany.

7 Tsy mahamendriky ny adala ny molotra mitory tsara, mainkia ny andriandahy ny molotra mandaingia.

8 Vato saro-bidy ny tambitamby eo imasony izay nahazo iny; na aiza na aiza no alehany, dia manambina iny.

9 Ny manafin-keloka mitady fitiavana: fa ny milazalaza ny teny indray mampisaraky ny mpisakaiza indrindra.

10 Anatra mahatsara ny hendry lavitra noho ny fikiapoky ny adala in-jato.

11 Ratsy hiany no tadiaviny ny maditra; ary iraka loza-be hirahina hamely azy.

12 Aleo mifanena amy ny biby bera veri-anaka toy izay amy ny olon' adala eo amy ny fahadalany.

13 Ny mamaly ratsy ny tsara, tsy hiala ny ratsy amy ny tranony.

14 Manata-drano ny voalohan-ditra: koa ilaozy ny ady, dieny tsy mbola rekitra iny.

15 Ny manamariny ny meloka, ary ny manameloky ny marina, samy halany Iehôvah izy roa tonta.

16 Atao ahoana hisy zava-tsaro-bidy eo an-tànany ny adala hahazo fahendrena, anefa tsy manan-tsaina izy?

17 Tia mandrakariva ny sakaiza, ary teraka hamonjy eo amy ny fahoriana ny rahalahy.

18 Olon-tsi-manan-tsaina mitehi-tànana, lasa ho mpiantoka eo anatrehany ny sakaizany izy.

19 Ny tia ady tia ota; ny manandratry ny vavahadiny mitady fandravana.

20 Ny madi-po tsy hahita soa; ary ny miovaova-lela ho lavo amy ny ratsy.

21 Ny miteraka adala hanan' alahelo; ary ny rainy ny tsi-manan-tsaina tsy hanam-pifaliana.

22 Ody mahasitrana ny fo ravoravo: fa mahamainy ny taolana ny fanahy torotoro.

23 Ny ratsi-fanahy maka tamby amy ny tratra hamadiky ny làlam-pitsarana.

24 Eo anatrehany ny manan-tsaina ny fahendrena: fa ny masony ny adala eo amy ny farany ny tany.

25 Zanaka adala mampalahelo ny rainy, ka mampahory izay niteraka azy.

26 Eny, tsy tsara ny manazy ny marina, *na* mamely ny andriandahy noho ny mahitsy.

27 Vitsy ny teniny ny manam-pahalalana: ary miadam-panahy ny olo-manan-tsaina.

28 Na dia adala aza, dia atao hendry, raha mamehi-vava izy: manan-tsaina ny manakombo-molotra.

## TOKO XVIII.

Araky ny irina no itadiavany ny mito-fo: tezitra ka manohitry ny fahendren-drehetra izy.

2 Tsy mifaly amy ny fahalalana ny adala, fa amy ny fisehoany ny fony.

3 Raha avy ny ratsi-fanahy, dia tonga koa ny fanevatevana, ary ny henatra ambany ny fahafa-baraka.

4 Rano lalina ny teniny ny vavan' olona:
renirano mandriaka ny loharanom-pahen-
drena.
5 Tsy tsara ny mizaha-tavany ny ratsi-
-fanahy, mba hamadiky ny marina amy ny
fitsarana.
6 Ny molotry ny adala miditra amy ny
ady, ary ny vavany miantso kapoka.
7 Ny vavany ny adala mamono-tena, ary ny
molony mamandriky ny fanahiny.
8 Ny teniny ny manta-vava manahaka fery,
ka latsaka eo anatiny ny kibo indrindra ireny.
9 Ary rahalahiny ny mpandany be ny
malaina amy ny asany.
10 Trano fiarovana mafy ny anarany Iehô-
vah; ny marina miriotra eo, ka matoky.
11 Tanàna mafy ho any ny manan-karena
ny hareny, ka tahaky ny manda avo eo amy
ny fihieverany.
12 Mialoha fandringianana ny firehare-
hany ny fon' olona; fa mialoha voninahitra
ny fanetren-tena.
13 Fahadalana sy henatra ho any izay
mamaly teny, dieny tsy mbola reny.
14 Ny fanahin' olona mahatondra ny fa-
horiany: fa ny fanahy torotoro, iza no
mahaleo iny?
15 Ny fony ny manan-tsaina mahazo fa-
halalana; ary ny sofiny ny hendry mitady
fahalalana.
16 Ny zavatr' omen' olona mampahala-
laka azy, ka mitondra azy eo anatrehany
ny olom-baventy.
17 Mahery ny mandaha-teny am-boalo-
hany; fa avy ny mpanohitra, ka mandini-
kia azy.
18 Ny latsa-bato mampitsahatra ady, ka
mampisaraky ny mahery.
19 Sarotr' azo lavitra ny rahalahy tezitra
noho ny tanàna mafy: ary manahaky ny
hidiny ny trano fiarovana ny fifandirana.
20 Ny kibon' olona ho voky ny vokatry
ny vavany; ho fenoiny ny aloaky ny mo-
lony izy.
21 Eo amy ny heriny ny lela ny maha-
faty sy ny mahavelona; ary izay tia iny
hihinany ny fahavokarany.
22 Ny mahita vady mahita zava-tsoa,
ka mahazo sitraka avy aminy Iehôvah.
23 Mangataka ny malahelo: fa mamaly
mafy ny manan-karena.
24 Ny manan-tsakaiza tsy maitsy misa-
kaiza: ary misy sakaiza mirekitra lavitra
noho ny rahalahy.

## TOKO XIX.

Aleo ny malahelo izay mandeha amy ny
fahitsiany, toy izay ny madi-molotra, raha
adala izy.
2 Ary, tsy tsara raha tsy manam-pahala-
lana ny fanahy; ary manota ny olona hain-
gian-tongotra.
3 Ny hadalan' olona mamadiky ny làlan-
-kalehany: ary ny fony dia vinibinitra ami-
ny Iehôvah.
4 Manamaro sakaiza ny harena: fa ny
malahelo asaraka amy ny namany.
5 Hanan-tsiny ny vavolombelona man-
daingia; ary tsy ho afa-mandositra ny ma-
moaka laingia.
6 Maro no maniry ny tavany ny an-
driana; ary ny olon-drehetra misakaiza amy
ny olona manome zavatra.
7 Ny mety ho rahalahiny ny malahelo
tsy tia azy: mainkia manalavitra azy ny
sakaizany: na dia manaraky *ireny amy* ny
teny izy, diso izareo.
8 Ny mahazo saina tia ny fanahiny: ny
mitana fahalalana hahita soa.
9 Hanan-tsiny ny vavolombelona man-
daingia; ary ho very ny miteny laingia.
10 Tsy mahamendriky ny adala ny zava-
-mahafaly; mainkia ny mpanompo, hana-
paky ny andriandahy.
11 Ny fahendren' olona mahela ny faha-
tezerany, ary voninahitra ho an-tena ny
mandalo fahadisoana.
12 Manahaky ny fierony ny liona ny fa-
hatezerany ny mpanjaka: fa manahaky ny
ando amy ny ahitra ny fankasitrahany.
13 Zanaka adala mampahory ny rainy;
ary rano mitete mandrakariva ny fiadiany
ny vavy.
14 Lova avy amin-drazana ny trano sy
ny harena: fa avy aminy Iehôvah ny vavy
hendry.
15 Mahasondrian-tory ny hakamoana;
ary ho noana ny fanahy malaina.
16 Ny mitandriny ny didy no mitandriny
ny fanahiny: maty ny tsy miambiny ny
làlan-kalehany.
17 Mampisambotra any Iehôvah ny
miantra ny malahelo; ary izay nomeny
honerany ho azy indray.
18 Anaro ny zanakao, dieny mbola misy
fanantenana, fa aza misaina hahafaty azy
ny fanahinao.
19 Ny malaky tezitra hahita loza: ary raha

 

ho vonjenao *izy*, tsy maitsy hataonao indray *izany*.
20 Henoy anatra, ka raiso fianarana, mba ho hendry hianao raha omby eo am-paranao.
21 Maro no fihieverana eo am-pon' olona; kanefa ny fisainany Iehôvah no hitoetra.
22 Fampanirian' olona ny fiantràny; anefa aleo ny malahelo toy izay ny mpandaingia.
23 Mahavelona ny fatahorana any Iehôvah; ary hitoetra izay voky izany; tsy hamangy azy ny ratsy.
24 Ny malaina manafiny ny tànany eo an-dovia, ka tsy hitondra iny ho amy ny vavany indray.
25 Kapohy ny mpaneso, dia ho hendry ny adala: ary anaro ny manan-tsaina, dia hahazo fahalalana izy.
26 Zanaka mampahamenatra sy mahafa-baraka ny mandany ny an-dray, mandroaky ny reny.
27 Ry zanako, mitsahara hihaino ny anatra izay mampiala amy ny tenim-pahalalana.
28 Ny vavolombelom-poana maneso fitsarana: ary mitelin' ota ny vavany ny ratsi-fanahy.
29 Fitsarana voa voatra ho any ny mpifosa, ary kapoka ho any ny lamosiny ny adala.

## TOKO XX.

MANESO ny divay; masiaka ny toaka; ary tsy hendry izay rehetra voa fitaky iny.
2 Manahaky ny fierony ny liona ny fampatahorany ny mpanjaka; manota amy ny fanahin-tena izay mampahatezitra azy.
3 Voninahitr' olona hitsahatra amy ny ady: fa hila ady ny adala rehetra.
4 Ny malaina tsy hihiady tany noho ny hatsiaka; dia hangataka amy ny fararano, fa tsy hahazo izy.
5 Rano lalina ny fisainana am-pon' olona; fa hanala iny ny manan-tsaina.
6 Ny ankamaroany ny olona mitory ny soa nataon-tena avy: f' iza no hahita olona mahatoky?
7 Olo-marina mandeha amy ny fahitsiany: finaritra ny zanany mandimby azy.
8 Mpanjaka izay mipetraka eo ambony ny lapam-pitsarana, mampiala ny ratsy rehetra amy ny masony.
9 Iza no mahay manao hoe, Efa nanadio ny foko aho, madio amy ny fahotako aho?
10 Vato samifaha sy vata samihafa samy halany Iehôvah izy roroa.
11 Dia ny ataon-jaza aza ahafantarana azy, na madio na mahitsy ny asany.
12 Ny sofina mandre, ary ny maso mahita, samy nataony Iehôvah izy roroa.
13 Aza tia matory hianao, fandroa halahelo hianao; mampihirata ny masonao, dia ho voky mofo hianao.
14 Ratsy, ratsy, hoy ny mpividy; kanjo rehefa lasa nandeha izy, dia mandoka-tena izy.
15 Misy volamena sy voahangy marobe: fa vakan-tsaro-bidy ny molotra mahalala.
16 Alao ny lambany izay mianto-bahiny; ary raiso ny fampitanany aminy izay mianto-behivavy vahiny.
17 Mamin' olona ny mofo am-pitaka; fa ho feno fasikia ny vavany any am-parany.
18 Ny hevi-drehetra ampitoeriny ny fisainana; ary miadia araky ny anatra tsara.
19 Ny manta-vava mandehandeha milazalaza ny resaka miafina: ary aza miraharaha aminy izay mandrobo amy ny molony.
20 Ny manozony ny rainy, sa ny reniny, dia ho vonoina ny jirony eo amy ny alim-pito.
21 Fananana azo faingiana am-boalohany, tsy ho tahina ny farany.
22 Aza manao hoe hianao, Hamaly ratsy aho; manantenà any Iehôvah, dia hamonjy anao Izy.
23 Halany Iehôvah ny vato samihafa; ary tsy mety ny mizana mandaingia.
24 Avy aminy Iehôvah ny dian' olona; ary hataon' olona ahoana no hahafantatry ny làlany?
25 Mamandrikia olona ny malaky manonony izay masina, ary ny manadin' indray, rehefa nivoady.
26 Mpanjaka hendry mampiely ny ratsi-fanahy, ka mitondra ny kodiarana handia ireny.
27 Jirony Iehôvah ny fanahin' olona, mandiniky izay eo anatiny ny kibo rehetra.
28 Ny fiantràna sy ny teny marina no miaro ny mpanjaka; ary ny fiantràna no mampitoetry ny lapany.

29 Hatsarany ny zatovo no heriny; ary voninahitry ny anti-panahy no fotsi-volo.

30 Manadio ny ratsy ny hamangany ny fery; eny, ny kapoka hatramy ny anatiny ny kibo.

## TOKO XXI.

Renirano an-tànany Iehôvah ny fony ny mpanjaka; mamily iny ho aminy izay tiany Izy.

2 Ny làlan-drehetra alehan'olona dia marina eo imasony; fa mandanja ny fo Iehôvah.

3 Sitraky Iehôvah lavitra noho ny fanalamboady ny manao izay marina sy izay mety.

4 Ota ny fiandrandra-maso sy ny fiavonavonam-po, *ary* ny fiadiany ny ratsi-fanahy.

5 Mampanan-karena hiany ny fihieverany ny mazoto: fa mampalahelo hiany ny hevitry ny maimaikia rehetra.

6 Harena nahariny ny lela mandaingia, dia zava-poana ahodinkodina: ny ho levona no tadiaviny.

7 Ny halatry ny ratsi-fanahy hahavery azy, satria mandà hanao izay marina izareo.

8 Mivilivily, ka manao hafahafa ny làlan-kalehan' olona; fa madio ny asany ny mahitsy.

9 Aleo mitoetra eo an-joron-doha-trano toy izay amy ny vehivavy mahai-vava eo an-trano malalaka.

10 Ny fanahiny ny ratsi-fanahy maniry ny ratsy: ny namany tsy mahita fiantràna eo imasony.

11 Raha sazina ny mpaneso, dia hendry ny adala: ary raha ampianarina ny hendry, dia hahazo fahalalana izy.

12 Ny marina mihievitra tsara ny tranony ny ratsi-fanahy: ny ratsy hamadihiany ny ratsi-fanahy.

13 Ny manentsin-tadiny amy ny fitarainany ny malahelo, dia hitaraina kosa izy, fa tsy ho valiana.

14 Ny zavatr' omena mangingina, mampitsahatra fahatezerana; ary ny tambitamby an-tratra, ny fahaviniran-dehibe.

15 Mahafaly ny marina ny manao fitsarana; fa mahafaty ny mpanao meloka izany.

16 Ny olona izay miala amy ny làlam-pahalalana, hitoetra eo amy ny fiangonany ny maty.

17 Halahelo ny olona tia lalao; tsy mba hanan-karena ny tia divay sy solikia.

18 Ho avotry ny marina ny ratsi-fanahy; ary ho solony ny mahitsy ny meloka.

19 Aleo mitoetra any an-efitra, toy izay amy ny vehivavy mahai-vava, sy vinibinitra.

20 Eo amy ny fonenany ny hendry ny harena irina sy ny solikia; fa mandany ireny ny adala.

21 Ny manaraka fahamarinana sy fiantràna mahita fiainana, *sy* fahamarinana, ary voninahitra.

22 Ny hendry mananiky ny vohitry ny mahery, ka mandrava ny heriny ny fatokiany.

23 Ny miaro vava aman-dela, miaro ny fanahiny amy ny fahoriana.

24 Mpaneso no anarany ny mirehareha sy miavonavona: manao fahatezerana an-kavonavonana izy.

25 Ny iriny ny malaina mamono azy, fa tsy mety miasa ny tànany:

26 Mahíhitra mila manontolo andro izy: fa manome, ka tsy mitsitsy ny marina.

27 Zava-betaveta ny fanalamboadiny ny ratsi-fanahy; indrindra fa raha mampiditry iny amy ny sain-dratsy izy.

28 Ho very ny vavolombelona mandaingia: fa miteny mandrakariva ny olona izay mihaino.

29 Ny olon-dratsi-fanahy manasarotry ny tavany: fa ny marina mihievitry ny làlan-kalehany.

30 Tsy misy fahendrena, na fahalalana, na fisainana, mahatohitra any Iehôvah.

31 Voa voatra ho amy ny andro fiadiana ny tsoavaly; fa avy aminy Iehôvah ny fiarovana.

## TOKO XXII.

Aleo mamy hoditra halaina toy izay harem-be-vava: aleo tsara sitraka toy izay volafotsy sy volamena.

2 Mihaona ny manan-karena sy ny malahelo: Iehôvah no mpanao azy rehetra.

3 Ny hendry mahita ny ratsy, ka miery: fa ny adala mandroso, ka mahita loza.

4 Fanetren-tena *sy* fatahorana any Iehôvah ahazoana harena, sy voninahitra, ary fiainana.

5 Eo amy ny làlan-kalehany ny maditra ny tsilo sy ny fandrikia: manalavitry ireny ny miaro ny fanahiny.

6 Ampianaro ny zaza ny làlana mety halehany; ary tsy mba hialany iny, rehefa antitra izy.
7 Manapaky ny malahelo ny manan-karena, ary mpanompo ny mampisambotra ny misambo-bola.
8 Hijinja loza ny mamafy ota; ary ho lany ny tsorakazony ny fahatezerany.
9 Ny maso miantra hambinina, satria ny mofony nomeny ho any ny malahelo.
10 Roahy ny mpaneso, dia hiala ny fifandirana; eny, hitsahatra ny ady sy ny henatra.
11 Ho sakaizany ny mpanjaka ny tia fahadiovam-po, noho ny fiantràny ny molony.
12 Ny masony Iehôvah mitahiry fahalalana; ary mamadiky ny teniny ny mpanota Izy.
13 Hoy ny malaina, Misy liona any ivelany; dia maty eny an-dàlana aho.
14 Lavaka lalina ny vavany ny vehivavy mijangajanga: ho lavo eo izay halany Iehôvah.
15 Fahadalana mifatotra eo amy ny fon-jaza: ny tsorakazo fananarana hampanalavitry iny aminy.
16 Ny mampahory ny malahelo mba hampitombo ny hareny, *ary* ny manome ho any ny manana, dia halahelo tokoa.
17 Atongilano ny sofinao, ka henoy ny teniny ny hendry, ary ento ny fonao ho amy ny fahalalako;
18 Fa mahafinaritra, raha ho tehirizinao eo an-kibonao ireny; mety miray amy ny molotrao ireny.
19 Mba ho aminy Iehôvah ny tokinao, efa nampahafantariko anao andro any izany, dia anao hiany.
20 Tsy efa nanora-java-tsara ho 'anao v' aho ho fisainana sy ho fahalalana?
21 Mba hampahafantariko anao ny antony ny teny marina; hamalianao ny teny marina aminy izay naniraka ho aminao.
22 Aza mandroba ny malahelo, satria malahelo izy: na mampahory ny mahantra eo am-bavahady:
23 F' Iehôvah handahatry ny teniny, ary handroba ny fanahiny izay mandroba azy.
24 Aza misakaiza amy ny lehilahy saro-po, ary aza miara-mandeha amy ny olom-binivinitra;
25 Fandroa hianatry ny làlan-kalehany hianao, hamandrihianao ny fanahinao.
26 Aza mba isany izay mifaneha-tànana, *na* izay mianto-trosa.
27 Raha tsy manan-kaloa hianao, nahoana no maka ny farafaranao izay andrianao izy?
28 Aza mamindra ny fangi-tany fahiny, izay nasiany ny razanao.
29 Mahita olona mazoto amy ny raharahany va hianao? hijanona eo anatrehany ny mpanjaka maro izy: tsy eo anatrehany ny olo-tsi-manan-daza no hijanonany.

## TOKO XXIII.

RAHA mipetraka hihinana amy ny mpanapaka hianao, hevero tsara izay eo anatrehanao.
2 Asivy antsy amy ny tendanao, raha lian-kanina hianao.
3 Aza mitsiriritry ny hanim-piny hianao: fa hani-mamitaka ireny.
4 Aza manono-tena hanan-karena: mitsahara amy ny fihiendrenao.
5 Hampijery ny masonao zava-poana va hianao? fa manao elatra iny; manidina tahaky ny voromahery ho amy ny lanitra iny.
6 Aza mihinany ny mofony ny manana maso ratsy hianao, na mitsiriritry ny hanim-piny;
7 Fa manahaky ny fihieverany eo am-pony izy; hoy izy aminao, Mihinàna ka misotroa; kanjo tsy aminao ny fony.
8 Ny hanina izay haninao ho loavinao, ka ho very foana ny teninao mamy.
9 Aza miteny eo an-tsofiny ny adala, fa hanevateva ny fahendreny ny teninao izy.
10 Aza mamindra ny fangi-tany fahiny, ary aza miditra any an-tsahany ny kamboty;
11 Fa mahery ny Mpanavotra azy; handahatry ny teniny aminao Izy.
12 Ento ny fonao ho amy ny fianarana, ary ny sofinao ho amy ny tenim-pahalalana.
13 Aza miaro anatra amy ny zaza: tsy maty tsy akory, raha asianao ny tsorakazo izy.
14 Hasianao ny tsorakazo izy, dia ho vonjenao ny fanahiny amy ny helo.
15 Ry zanako, raha hendri-fo hianao, dia hifaly ny foko, dia ny ahy.
16 Eny, hifaly ny voako, raha manao teny mahitsy ny molotrao.
17 Aoky tsy hialony ny mpanota ny

fonao: fa matahora any Iehôvah tontolo andro hianao;
18 Fa misy tamby tokoa, ka tsy ho very ny fanantenanao.
19 Mihainoa hianao, ry zanako, ary aoka ho hendry hianao, ka ento amy ny làlana ny fonao.
20 Aza mitoetra eo amy ny fileon-divay, eo amy ny lian-kena, hianao;
21 Fa halahelo ny fileon-divay sy ny lian-kanina, ary hampitafy olona voro-damba ny tori-maso.
22 Mihainoa ny rainao izay niteraka anao, ary aza manevateva ny reninao, rehefa antitra izy.
23 Vidio ny teny marina; ka aza amidy: *dia* fahendrena, sy fananarana, ary fahalalana.
24 Hifaly indrindra ny rainy ny marina: ny hendry hifaliany ny niteraka azy.
25 Ho faly ny rainao sy ny reninao, ary ho ravoravo izay niteraka anao.
26 Ry zanako, omeo ahy ny fonao, ary aoky hitandriny ny làlako ny masonao.
27 Fa hady lalina ny vehivavy mijangajanga, ary lavaka ety ny mijejojejo.
28 Eny, manotrikia tahaky ny jiolahy izy, ka manamaro mpanota eo amy ny olona izy.
29 Aniza ny loza? aniza ny alahelo? aniza ny ady? aniza ny bedibedy? aniza ny fery tsi-maninon-tsi-maninona? aniza ny maso mivoaramena?
30 Any ny maharitr' ela eo amy ny divay; ny mandehandeha mitady divay voa haroharo zavatra.
31 Aza mijery ny divay raha menamena iny, raha mischoseho ny tarehiny eo anatiny ny kapoaka, *ka* mitsoriaka tsara iny.
32 Manekitra tahaky ny menarana any amparany iny, ka manindrona tahaky ny bibilava.
33 Hijery ny vehivavy mijangajanga ny masonao, ary hiteny zava-maditra ny fonao.
34 Eny, hanahaky ny mandry eo afovoany ny ranomasina hianao, ka hanahaky ny mandry eo an-tendrony ny andrintsambo hianao.
35 —Namely ahy izareo, tsy mba narary aho; nikiapoka ahy izareo, tsy mba fantatro: rahoviana no hifoha aho? dia hitady izany indray aho.—

## TOKO XXIV.

AZA mialony ny olon-dratsi-fanahy, na maniry hitoetra eo aminy hianao.
2 Fa mihievitra fandravana ny fony, ary miteny zava-dratsy ny molony.
3 Fahendrena anangan-trano, ary fahalalana ampitoerany iny.
4 Ary fahalalana amenoany ny trano harena tsara sy mahafinaritra rehetra.
5 Mahery ny olon-kendry; ary mihahery ny olo-manam-pahalalana;
6 Satria fahendrena hahaizanao miady ho anao; ary eo amy ny mpisaina maro ny famonjena.
7 Tsy takatry ny adala ny fahendrena: tsy miloa-bava eo am-bavahady izy.
8 Ny misaina hanao ratsy hatao hoe olomandoza.
9 Ota ny hevitry ny fahadalana, ary halan' olona ny mpaneso.
10 Raha reraka amy ny andro fahoriana hianao, dia kely ny herinao.
11 Raha tsy mety mamonjy izay efa nalaina haringiana, sa izay efa ho vonoina, hianao;
12 Raha hoy hianao, Indro tsy fantatray izany: tsy hihievitra v' Izay mamantatry ny fo, ka hahalala Izay miaro ny fanahinao? eny, hanome ny olon-drehetra araky ny asany Izy.
13 Ry zanako, hano tantely, fa tsara iny; ary ny tohon-tantely izay mamy eo am-bavanao:
14 Hanahaky izany ny fahalalany ny fahendrena amy ny fanahinao: raha mahita iny hianao, dia hisy tamby, ka tsy ho very ny fanantenanao.
15 Ry lehi-ratsi-fanahy, aza manotriky ny fonenany ny marina hianao; aza mandrava ny fandriany hianao;
16 Fa lavo im-pito ny marina, ka miarina hiany indray izy; fa ny ratsi-fanahy ho latsaka amy ny ratsy.
17 Aza mifaly, raha lavo ny fahavalonao; ary aza ravoravo ny fonao, raha tafintohina izy;
18 Fandroa ho hitany Iehôvah, ka ho ratsy eo imasony izany, ka hampiala ny fahatezerany aminy Izy.
19 Aza tezitra noho ny mpanao-ratsy hianao, na mialony ny ratsi-fanahy hianao.
20 Fa tsy hanan-tamby ny olon-dratsy; ho vonoina ny jirony ny ratsi-fanahy.

21 Ry zanako, matahora any Iehôvah sy
ny mpanjaka; aza miraharaha amy ny mi-
ovaova hianao;
22 Fa hitsangana tampoka ny fampaho-
riany, ary iza no mahalala ny fampandrin-
gianany izy roroa?
23 Izany ho any ny hendry koa. Tsy
mety raha mizaha-tavan' olona amy ny
fitsarana.
24 Izay manao amy ny meloka hoe, Ma-
rina hianao; hozoniny ny olona, ho halany
ny vahoaka izy:
25 Fa ho tsara-toetra ny mpananatra, ary
fitahiana tsara hankeo aminy ireny.
26 Ny olona hitsentsitry ny molotry ny
mamaly teny marina.
27 Atavy ny asanao any ivelany, ka am-
boary ho anao any an-tsaha; dia vao ha-
nao ny tranonao hianao.
28 Aza mety ho vavolombelona hiam-
panga ny namanao tsi-maninon-tsi-mani-
nona hianao; ary aza mamitaka amy ny
molotrao hianao.
29 Aza manao hoe, Hataoko aminy araky
izay nataony tamiko; hamaly ny olona
araky ny asany aho.
30 Nandalo ny sahany ny kamo, sy ny
tanim-boaloboky ny tsi-manan-tsaina, aho;
31 Ary, indro, feno tsilo ireny, misarona
hery ireny, ary rava ny ampentani-va-
tony.
32 Dia nahita aho, ka nisaina tam-po;
dia nijery aho, ka nahazo anatra.
33 (*Fa hoy izy,*) Hatory kelikely hiany;
ho rendremana kelikely hiany; hamihin-tà-
nana kelikely hatory:
34 Dia ho tonga tahaky ny mpandehan-
deha ny alahelonao, ary tahaky ny mpiady
ny fahantranao.

## TOKO XXV.

IREO koa ohabolany Solomona, izay na-
lainy ny lehilahiny Hezekia, mpanjaka any
Ioda, soratra.
2 Voninahitr' Andriamanitra hanafin-ja-
vatra: fa voninahitry ny mpanjaka handini-
-javatra.
3 Avo ny lanitra, ary lalina ny tany, ary
ny fony ny mpanjaka tsy hita-lany.
4 Esory ny taim-bola amy ny volafotsy,
dia hivoaka fanaka ho any ny mpanefi-
-vola:
5 Esory ny ratsi-fanahy eo antrehany ny
mpanjaka, dia hampitoeriny ny fahamari-
nana ny lapany.
6 Aza mandoka-tena eo anatrehany ny
mpanjaka, ary aza mijanona eo am-pitoe-
rany ny olom-baventy;
7 Fa aleo ho lazaina aminao hoe, Mia-
kara ety, toy izay hitambotsotra hianao eo
anatrehany ny andriandahy, izay efa hitany
ny masonao.
8 Aza malaky mivoaka hiady, f' inona
no hataonao am-parany, rehefa nomeny ny
namanao henatra hianao?
9 Alaharo ny teninao amy ny namanao
hiany; ary aza manambara ny zavatra afe-
niny ny sasany;
10 Fandroa hampahamenatra anao ny
mandre, ka tsy afaka ny tsininao.
11 Voan-kazo volamena eo anaty harona,
voa ravaka volafotsy, ny teny miandrindra.
12 Kavim-bolamena sy rava-bolamena
tsara ny mpananatra hendry amy ny sofina
malady.
13 Manahaky ny hatsiaky ny oram-panala
eo amy ny fararano, ny iraka mahatoky
aminy izay naniraka azy; fa mampahafi-
naritry ny fony ny tompony izy.
14 Rahona sy rivotra tsy misy orana ny
olo-mirehareha amy ny zavatr' omena mba
hamitaka.
15 Ny fahari-po mahampaneky ny an-
driana, ary ny lela malefaka manapaky ny
taolana.
16 Nahita tantely va hianao? hano izay
sahazanao; fandroa ho mamo, ka handoa
iny hianao:
17 Aoka handeha mahalankalana ny ton-
gotrao eo an-tranony ny namanao; fandroa
ho mamo anao izy, ka halany hianao.
18 Fampohaza, sy sabatra, ary tsipìkia
maranitra, ny olona miampanga laingia ny
namany.
19 Nify mihiozongozona, sy tongotra mi-
pitsoka, ny tokiny ny mpamitaka amy ny
andro fahoriana.
20 Manahaky ny manala lamba amy ny
andro mangatsiaka, *sy* vinigera amy ny
nitera, ny mihira fihirana amy ny fo mala-
helo.
21 Raha noana ny fahavalonao, omeo
mofo ho hanina izy: ary raha mangetaheta
izy, omeo rano ho sotroina izy;
22 Fa hanambatra vain' afo an-dohany
hianao, ary Iehôvah hamaly anao.
23 Ny rivotra avy any avaratra manisy

ranonorana, ary ny tava vinitra *manisy* ny lela mifoza.

24 Aleo mitoetra eo an-joron-doha-trano, toy izay amy ny vehivavy mahai-vava eo an-trano malalaka.

25 Manahaky ny rano mangatsiaka ho any ny fanahy mangetaheta ny teny soa avy tamy ny tany lavitra.

26 Fantsakana maloto sy loharano maimbo ny marina izay lavo eo anatrehany ny ratsi-fanahy.

27 Tsy tsara ny mihinan-tantely be: manahaky izany ny voninahitry ny mitady ny voninahi-tena.

28 Tanàna rava tsy mimanda ny olona tsy mahazaky ny fanahiny.

## TOKO XXVI.

Tsy mahamendriky ny adala ny voninahitra, tahaky ny oram-panala amy ny fahavaratra, ary ny ranonorana amy ny fararano.

2 Manahaky ny vorona mirenireny, manahaky ny sidintsidina manidina ny tsi-hilatsahany ny fanozonana tsi-maninon-tsi-maninona.

3 Ny karavasy ho amy ny soavaly, ny lamboridy ho amy ny ampondra, ary ny tsorakazo amy ny lamosiny ny adala.

4 Aza mamaly ny adala araky ny fahadalany, fandroa hanahaka azy hianao kosa.

5 Mamalia ny adala araky ny fahadalany, fandroa ho hendry eo imasony izy.

6 Manapa-tongotra, *ka* misotro loza, ny maniraky ny adala hitondra-teny.

7 Manahaky ny mandringia tsi-mitovy tongotra ny ohabolana eo am-bavany ny adala.

8 Manahaky ny kitapo misy vato soa eo amy ny fanataovana ny manome voninahitra ny adala.

9 Manahaky ny tsilo, manindrony ny tànany ny fileona, ny ohabolana eo am-bavany ny adala.

10 Ny lehibe mampahatahotry ny olon-drehetra; satria manamby ny adala, ary manamby ny mpanota koa izy.

11 Manahaky ny fiveriny ny amboa ho amy ny fandoavany ny fiveriny ny adala ho amy ny fahadalany.

12 Hitanao va olona hendry eo imason-tena? ny adala hantenaina lavitra noho izy.

13 Hoy ny malaina, Misy liona eny amy ny aleha; misy liona eny an-dàlana.

14 Manahaky ny varavarana mihiodina amy ny saviliny, ny malaina eo ambony ny fandriany.

15 Ny malaina manafiny ny tànany eo an-dovia, mahadikidiky azy hitondra iny ho amy ny vavany indray.

16 Ny malaina manao-tena ho hendry lavitra noho ny olona fito mahavoaka saina.

17 Mandroritry ny sofiny ny amboa mandalo, ny mitsaraingiona amy ny ady tsi-azy.

18 Manahaky ny mody adala manipy afo *sy* tsipìkia, ary famonoana,

19 Ny olona mamitaky ny namany, ka manao hoe, Tsy manao vosobosotra v' aho?

20 Raha tsy misy kitay, dia maty ny afo; ary raha tsy misy mpanendrikiendrikia, dia mitsahatra ny ady.

21 Tahaky ny arina amy ny arina mirehitra, ary ny kitay amy ny afo, ny olona tia ady mampirehitr' ady.

22 Ny teniny ny mpanendrikiendrikia manahaky ny zava-py; kanefa midina eo anatiny ny kibo indrindra ireny.

23 Tavim-bilany miankoso-taim-bolafotsy ny molotra mirehitra fitiavana avy amy ny fo ratsy.

24 Ny mpandrafy mitsaravelatsihy amy ny molony, kanefa mitahiry fitaka eo anatiny izy:

25 Raha tàhiny manao vava miantra izy, aza mino azy; fa zava-betaveta fito eo am-pony:

26 Fitaka anaronany ny lolom-po: hiseho eo anatrehany ny fiangonana ny fanahi-ratsiny.

27 Ny mihiady lavaka ho lavo eo hiany: ary ny manakodiadia-vato hikiodiavany kosa.

28 Ny lela mandaingia mandrafy izay ampahoriny; ary mampidi-doza ny vava mandrobo.

## TOKO XXVII.

Aza mireharehа ny ho amy ny andro ampitso hianao; fa tsy fantatrao izay havoaky ny andro.

2 Aoky ny olon-kafa hidera anao, ka tsy ny vavanao; ny vahiny, ka tsy ny molotrao.

3 Mavesatra ny vato, ary mahery lanja ny fasikia; fa mavesatra lavitra noho izy roroa ny fahatezerany ny adala.
4 Masiaka ny fahatezerana, ary mandriaka ny fahavinirana; f' iza no mahajanona eo anatrehany ny fialonana?
5 Aleo anatra hitan' olona toy izay fitiavana miafina.
6 Marina ny fery nasian-tsakaiza, fa mamitaka ny oroka nasiam-pahavalo.
7 Ny fanahy voky manitsaky ny tohon-tantely; fa maminy ny fanahy noana ny zava-mangidy rehetra.
8 Manahaky ny vorona miala amy ny akaniny, ny olona izay mifindra fonenana.
9 Manahaky ny menaka sy ny zava-manitra mahafaly ny fo, ny hamaminy ny ana-panahy nomen-tsakaiza.
10 Aza mahafoy ny sakaizanao, na ny sakaizan-drainao, ary aza miditra any an-tranon-drahalahinao amy ny androny ny fahorianao: aleo sakaiza manakeky toy izay rahalahy manalavitra.
11 Ry zanako, mihiendre, ka ampifalio ny foko, hamaliako ny manaratsy ahy.
12 Ny hendry mahita ny ratsy, ka miery: ny adala mandroso, ka mahita loza.
13 Alao ny lambany izay mianto-bahiny; ary raiso ny fampitanany aminy izay mianto-behivavy vahiny.
14 Ny misaotry ny sakaizany amy ny feo mahery, raha mifoha maraina koa, dia hatao ho ozona ho azy izany.
15 Mitovy ny fitaitaiky ny ranonorana raha merikia ny andro, ary ny vehivavy mahai-vava:
16 Ny manafina azy manafiny ny rivotra, sy ny menaka mihiosotra amy ny tànan' ankavanany, izay mamofona.
17 Manahaky ny vy mampandranitry ny vy, ny olona mampandranitry ny tavany ny namany.
18 Ny miaro ny hazo voara no hihinany ny voany: ny miambiny ny tompony no homem-boninahitra.
19 Manahaky ny tarehy anaty rano *mifamaly* amy ny tarehy, ny fon' olona amy ny olona.
20 Tahaky ny fasana sy ny fandringianana tsy mety feno, no tsy feno *fijery* ny mason' olona.
21 Manahaky ny memy amy ny volafotsy, ary ny fitanehana amy ny volamena, ny fiderana amy ny olona.
22 Na dia ho totoiny ny fanoto ny adala aza, ambany ny vary eo an-daona, tsy mba handao azy ny fahadalany.
23 Mazotoa hahalala ny toetry ny ombinao: tandremo ny toetry ny ondrinao:
24 Fa tsy haharitra mandrakizay ny harena; ary hahatratry ny taranaka fara-mandimby va ny satro-boninahitra?
25 Miposaka ny ahitra, ary mitranga ny kolokolo, ary ny anana any an-tendrombohitra angonina:
26 Ny zanak' ondry ho fitafianao, ary ny osy ho fanakalony ny sahanao;
27 Ary ampy ho haninao ny rononon' osy, ho haniny ny eo an-tranonao, ary ho famelomany ny ankizi-vavinao.

## TOKO XXVIII.

MANDOSITRA ny ratsi-fanahy, na dia tsy misy manenjikia aza: fa matoky tahaky ny liona ny marina.
2 Maro andriana ny tany noho ny fahotany; fa hahatr' ela iny, raha misy olona manana saina *sy* fahalalana.
3 Ranonorana mamaoka ka tsy misy ho hanina, ny lehilahy malahelo izay mampahory ny mahantra.
4 Izay mahafoy ny lalàna dia midera ny ratsi-fanahy; f' izay mitandriny ny lalàna dia manohitry ireny.
5 Ny olon-dratsi-fanahy tsy mahalala fitsarana: f' izay mitady any Iehôvah mahalala ny zava-drehetra.
6 Aleo ny malahelo izay mandeha amy ny fahitsiany, toy izay ny maditra amy ny làlan-kalehany, na dia manan-karena aza izy.
7 Zanaka manan-tsaina ny mitandriny ny lalàna, fa ny namany ny mpileona mahafa-baraka an-drainy.
8 Ny mampitombo ny hareny amy ny zana-bola, sy fanambakana, dia hanangony iny ho any ny miantra ny malahelo izy.
9 Izay manentsin-tadiny mba tsy handre ny lalàna, dia ho zava-betaveta ny vavaka nataony.
10 Ny mampivily ny marina hankany amy ny làlan-dratsy, dia ho lavo kosa izy any an-davaka izay nataony: fa ny mahitsy handova ny tsara.
11 Ny manan-karena dia hendry eo ima-

son-tena: fa ny malahelo izay manan-tsaina handiniky izany.
12 Raha mifaly ny marina, dia be ny voninahitr' omena: fa, raha misandratra ny ratsi-fanahy, dia sarotra ho hita ny olona.
13 Izay manafiny ny fahotany tsy hambinina, f' izay maneky ka mahafoy *iny* no hiantràna.
14 Finaritra izay olona matahotra mandrakariva: fa ho lavo amy ny ratsy izay manasarotry ny fony.
15 Liona mierona sy bera masiaka ny mpanapaka ratsi-fanahy amy ny firazanana malahelo.
16 Ny andriana tsi-manan-tsaina mampahory indrindra: f' izay tsy tia hihitra no hanalava ny androny.
17 Olon-doza-be amy ny ran' olona handositra ho any an-davaka; fandroa hisy hisambotra azy.
18 Ho vonjena ny mandeha mahitsy; f' izay maditra manao làlan-droa, ho lavo amy ny anankiray izy.
19 Ho voky hanina ny miasa ny taniny: fa ho voky alahelo ny manaraky ny olom--poana.
20 Ho maro ny fitahiany ny olona mahatoky; fa tsy maitsy hanan-tsiny ny malaky hanan-karena.
21 Tsy tsara ny mizaha-tavan' olona; na, ny otan' olona mba hahazo hanin' indraim--bava.
22 Olon-dratsi-maso ny malaky hanan--karena; ary tsy mihievitra izy fa hanjo azy ny alahelo.
23 Ny mananatr' olona ankasitrahana any am-parany bebe kokoa noho ny mandrobo amy ny lela.
24 Ny mandroba ny rainy sa ny reniny, ka manao hoe, Tsy ota izany; dia namany ny olo-mandany izy.
25 Mampitaitr' ady ny olo-miavonavona: fa hatavy ny matoky any Iehôvah.
26 Adala izay matoky ny fony hiany: f' izay mandeha manaraka fahendrena no ho vonjena.
27 Tsy hila ny manome ny malahelo: fa ny manafiny ny masony ho maro ozona.
28 Raha misandratra ny ratsi-fanahy, dia miery ny olona; fa raha maty izareo, dia mihiamaro ny marina.

## TOKO XXIX.

Ny olona anarina matetikia, ka mihiamafy hatoka, haringiana tampoka, ka tsy hisy ody hahasitrana.
2 Raha mihiamaro ny marina, dia mifaly ny olona: fa raha manapaka ny ratsi-fanahy, dia misento ny vahoaka.
3 Ny tia fahendrena mampifaly ny rainy: fa mandany harena ny namany ny mpijangajanga.
4 Fahamarinana no ampandriany ny mpanjaka ny tany: fa mandrava iny ny olona mandray tambitamby.
5 Lehilahy mandrobo ny namany, mamela-pandrikia haningiotry ny tongony.
6 Eo amy ny fahotany ny olon-dratsy ny fandrikia: fa mihira sy mifaly ny marina.
7 Mihievitry ny teny alahatry ny malahelo ny marina: tsy misaina hahalala *iny* ny ratsi-fanahy.
8 Olo-maneso mampirehitra tanàna: fa olon-kendry mampiala fahatezerana.
9 Raha miady amy ny olon' adala ny hendry, na tezitra na mihiomehy izy, tsy misy fitsaharana.
10 Halany ny olon-tian-dra ny marina: fa ny mahitsy kosa mitandriny ny ainy.
11 Ny adala mamoaky ny sainy rehetra: fa ny hendry mitahiry iny hatramy ny aoriana.
12 Raha mihaino laingia ny mpanapaka, dia ratsi-fanahy ny mpanompony rehetra.
13 Mihaona ny malahelo sy ny mpanambaka: Iehôvah mampihiratry ny masony izy roroa.
14 Ny mpanjaka izay manome ny rariny ny malahelo, dia hitoetra mandrakizay ny lapany.
15 Ny tsorakazo sy ny fananarana manome fahendrena: fa zaza aranana-fo mampahamenatry ny reniny.
16 Raha mihiamaro ny ratsi-fanahy, dia mitombo ny ota: fa hahita ny fandavoany ireny ny marina.
17 Anaro ny zanakao, dia hampiadana anao izy; eny, dia hampifaly ny fanahinao izy.
18 Raha tsy misy fanindrimandry, dia very ny olona: fa finaritra ny mitandriny ny lalàna.
19 Tsy teny handraisan' andevo anatra: tsy hamaly izy, na dia mahalala aza izy.

20 Mahita olona malady teny va hianao ? ny adala hantenaina lavitra noho izy.
21 Izay mampihianta ny mpanompony hatramy ny fahazazana, dia hanana azy ho zanany rehefa ela izy.
22 Olom-binitra mampitaitr'ady, ary ny olo-masiaka mahabe fahadisoana.
23 Ny fiavonavonan' olona hampietry azy: fa hanohany ny malemi-fanahy ny voninahitra.
24 Ny mirai-tetikia amy ny mpangalatra tsy tia ny fanahin-tena: mandre ozona izy, kanefa tsy milaza izy.
25 Mamandrikia ny fatahoran' olona: f' izay matoky any Iehôvah no hasandratra.
26 Maro no mitady ny tavany ny mpanapaka: fa avy aminy Iehôvah ny fitsarany ny olona.
27 Halany ny marina ny olo-meloka: ary halany ny ratsi-fanahy ny mahitsi-làlana.

## TOKO XXX.

Ny teniny Agiora zanaky Iake, dia faminaniana, izay no lazainy io lehilahy io taminy Itiela, dia taminy Itiela sy Okala.
2 Efa adala tokoa aho mihoatra noho ny olon-drehetra, ka tsy manan-tsain' olona aho.
3 Tsy nianatra fahendrena, na nahafantatry ny fahalalany ny masina aho.
4 Iza no efa niakatra tany an-danitra, ka nidina? iza no nanangony ny rivotra teo an--totohondriny? iza no namehy ny rano teo anaty lamba? iza no nampitoetry ny vazan--tany rehetra? iza no anarany, ary iza no anarany ny zanany? raha tàhiny mahalala hianao.
5 Madio avokoa ny tenin' Andriamanitra; Izy no ampingiany izay matoky Azy.
6 Aza manampy ny teniny hianao, fandroa hanariny fa mandaingia hianao.
7 —Zava-droa-loha nangatahiko taminao; aza miaro amiko *ireny*, dieny tsy mbola maty aho.
8 Manalavira ahy zava-poana sy laingia; aza manome ahy alahelo, na harena; fahano aho amy ny hanina izay sahaza ho ahy:
9 Fandroa ho voky aho, dia handà *Anao*, ka hanao hoe, Iza moa no Iehôvah? ary fandroa halahelo aho, dia hangalatra, ka hanonony ny anaran' Andriamanitro foana aho.—
10 Aza miampanga ny mpanompo amy ny tompony, fandroa hanozona anao izy, ka ho helohina hianao.
11 Misy taranaky izay manevateva an--drainy, ka tsy misaotra an-dreniny.
12 Misy taranaka madio eo imason-tena, kanjo tsy voa sasa tamy ny falotoany izy.
13 Misy taranaka, manao ahoana ny hahavony ny masony! ary misandratra ny volomasony.
14 Misy taranaka, dia sabatra ny nifiny, ary antsy ny vazany, hamongotry ny malahelo amy ny tany, ary ny mahantra amy ny olona.
15 Ny dinta manan' anaka roa vavy *mitaraina hoe*, Omeo, omeo: misy zavatra telo tsy mety voky, *eny*, efatra, izay tsy manao hoe, Aoky izay:
16 Ny fasana; sy ny kibo momba; ny tany tsy vonto-rano; ary ny afo izay tsy manao hoe, Aoky izay.
17 Ny maso izay maneso ny ray, ka mandà hankato ny reny, ho potsiriny ny goaikia an-keniheny, ka ho haniny ny zana-boromahery.
18 Misy zavatra telo mahagaga ahy loatra, eny, efatra izay tsy fantatro:
19 Ny làlany ny voromahery amy ny lanitra, ny làlany ny menarana amy ny vatolampy, ny làlany ny sambo eo afovoany ny ranomasina, ary ny làlany ny zatovo amy ny vehivavy.
20 Làlan-kalehany ny vehivavy mijangajanga izany, dia mihinana izy, ka mamafa ny vavany, ka manao hoe, Tsy nanao ratsy aho.
21 Zavatra telo mampitaitry ny tany, eny, zavatra efatra izay tsy zakany ho entina:
22 Ny mpanompo, raha manjaka izy, ary ny adala, raha voky hanina izy,
23 Ny vehivavy halan' olona, raha ampakarina izy, ary ny ankizi-vavy, raha mandova ny tomponi-vavy izy.
24 Misy zavatra efatra kely ambony ny tany, kanefa hendry dia hendry ireny:
25 Ny vitsikia, olo-tsi-matanjaka, nefa mikiarakara ny haniny amy ny lohataona ireny;
26 Ny biby rabity, olo-malemilemy, nefa manao ny tranony eo am-batolampy ireny;
27 Ny valala tsy mana-mpanjaka, nefa mandeha mirai-hina avokoa izy rehetra;
28 Ny antsiantsy mandady amy ny tàna-

ny, k' efa eo an-tranony ny mpanjaka iny.
29 Ireo telo ireo mandeha tsara, eny, efatra no tsara fandeha:
30 Ny liona matanjak' indrindra eo amy ny biby, ka tsy mivily na amin' iza na amin' iza;
31 Ny soavaly matanja-baniana; ary ny osi-lahy; ary ny mpanjaka ombam-bahoaka.
32 Raha tàhiny nanao adaladala tamy ny fisandratana hianao, sa nisain-dratsy hianao, *asivy* ny tànanao amy ny vavanao:
33 Fa ny manontsankontsana ronono miteraka rononomandry, ary ny maneritery orona mitera-dra, ary ny maneritery fahatezerana miterak' ady.

## TOKO XXXI.

Ny teniny Lemioela mpanjaka, dia ny faminaniana, izay mampianarin-dreniny azy.
2 Ahoana, anaka? ary ahoana, ry zanaky ny kiboko? ary ahoana, ry zanaky ny voadiko?
3 Aza manome ny vehivavy ny herinao, na ny làlan-kalehanao ho aminy izay zavatra mandrava mpanjaka maro.
4 Tsy ho any ny mpanjaka, ry Lemioela, tsy ho any ny mpanjaka hisotro divay, na ho any ny andriandahy ny toaka:
5 Fandroa ho leony izareo, dia hanadino ny lalàna, ka hanao fitsarana miangatra aminy izay zanaky ny malahelo.
6 Omeo toaka ho any izay efa ho faty, ary divay ho any izay malahelo-fo.
7 Aoky hisotro izy, mba ho hadinoiny ny alahelony, ka tsy ho tsaroviny ny fahoriany intsony.
8 Sokafy ny vavanao hisolo ny moana amy ny fitsarany ny zaza kamboty rehetra.
9 Sokafy ny vavanao hanao fitsarana marina, ary alaharo ny teniny ny malahelo sy ny mahantra.
10 Iza no mahita vehivavy tsara-fanahy? fa ny tombany mihoatra lavitra noho ny voahangy.
11 Matoky azy ny fony ny lahy, ka tsy mba hila babo izy.
12 Ny vavy hanao soa aminy, ka tsy ratsy, amy ny andro rehetra hiainany.
13 Mitady volon'ondry sy rongona izy, ka miasa sitra-po amy ny tànany izy.
14 Manahaky ny sambony ny mpandranto izy; mitondra ny haniny avy lavitra izy.
15 Mifoha dieny mbola alina izy, ka manome hanina ho any ny eo an-tranony, sy anjara ho any ny ankizi-vaviny.
16 Mihievitra saha, ka mividy iny izy; ny vokatry ny tànany amboleny tanim-boaloboka.
17 Mampisikina hery ny vaniany izy, ka mampahatanjaky ny sandriny izy.
18 Mahita fa tsara ny varotra ataony izy, tsy maty mandrak' alina ny jirony.
19 Mitana ny fanantsodiavana izy, ary mihiazony ny ampela-be ny tànany.
20 Maninjitry ny tànany amy ny malahelo izy, eny, manolotry ny tànany amy ny mahantra izy.
21 Tsy matahotry ny oram-panala hilatsaka amy ny eo an-tranony izy; satria mitafy lamba roa sosona ny eo an-tranony rehetra.
22 Manao asam-panjaitra ho firakotra izy, lamba hariry sy mangamanga ny fitafiany.
23 Fantatra eo am-bavahady ny vadiny, raha mipetraka eo amy ny loholony ny tany izy.
24 Manao hariry madinikia izy, ka amidiny: eny, manolotra fehim-baniana ho any ny mpandranto izy.
25 Mitafy hery sy voninahitra izy, ary hifaly amy ny andro ho avy izy.
26 Fahendrena no anokafany ny vavany, ary ny lalàna fiantràna no eo an-delany.
27 Mitandrina tsara ny alehany ny eo an-tranony izy, ary tsy homana mofon-daina izy,
28 Mitsangana ny zanany, ka manao azy hoe finaritra: ny vadiny koa, dia midera azy,
29 —Maro no zazavavy manao soa, fa hianao nanoatra azy rehetra.—
30 Mamitaka ny tsara-endrikia, ary zava-poana ny tsara-tarehy; ny vehivavy matahotra any Iehôvah no ho deraina.
31 Omeo azy ny vokatry ny tànany; ary aoky ny asany hidera azy eo am-bavahady.

# NY BOKINY NY MPITORI-TENY.

## TOKO I.

Ny teniny ny Mpitori-teny, zanaky Davidy,
mpanjaka any Ieriosalema.
ZAVA-POANA dia zava-poana, hoy ny Mpi-
tori-teny: zava-poana dia zava-poana; zava-
-poana izy rehetra.
3 Inona no soa azon' olona amy ny asany
rehetra, izay ataony aty ambany ny ma-
soandro?
4 Lasa ny taranaka anankiray, dia man-
dimby ny taranaka anankiray kosa: fa
mitoetra mandrakizay ny tany.
5 Dia miposaka ny masoandro, ary mi-
lentikia ny masoandro; ka malaky mive-
rina ho any amy ny fitoerany izy, raha vao
miposaka.
6 Mianatsimo ny rivotra, ary miverina
mianavaratra; miverimberina mandraka-
riva iny; ka miverina ny rivotra araky ny
làlan-kalehany.
7 Mitsoriaka ho an-dranomasina ny ony
rehetra; kanefa tsy feno ny ranomasina:
izay alehany ny ony, any no halehany in-
dray.
8 Be raharaha ny zava-drehetra; tsy azon'
olona ho tononina izany; tsy leony fijery
ny maso, ary tsy mamo fihaino ny sofina.
9 Izay efa teo, no ho eo; ary izay efa na-
tao, no hatao; ary tsy misy zava-baovao aty
ambany ny masoandro.
10 Misy zavatra ilazan' olona hoe va,
Indro, vaovao io? Efa teo izay ela izay talo-
hantsikia izany.
11 Tsy misy fahatsiarovany ny zava-ta-
loha; ary tsy hisy hahatsiaro ny zavatra
aoriana izay ho avy, eo aminy izay efa
handimby.
12 Izaho Mpitori-teny nanjaka tamy ny
Isiraely tany Ieriosalema.
13 Ary nataoko ny foko hitady sy hikia-
taaka, amy ny fahendrena, izay rehetra atao
aty ambany ny lanitra: raharaha mafy io
nomen' Andriamanitra ny zanak' olombe-
lona, hiraharaha aminy izany.
14 Efa hitako ny zava-drehetra izay atao
aty ambany ny masoandro; ary, indro, zava-
-poana sy fahoriam-panahy ny zava-dre-
hetra.
15 Ny meloka tsy azo hitsina, ary ny
diso tsy azo isaina.
16 Izaho nitaria tamy ny foko, ka nanao
hoe, Indro, efa lehibe voninahitra aho, ka
nitombo fahendrena mihoatra noho izay
rehetra teo alohako tany Ieriosalema; eny,
be fahendrena sy fahalalana no hitany ny
foko.
17 Ary nentiko ny foko hahalala fahen-
drena, ary hahalala saim-potsy sy fahada-
lana; dia fantatro fa fahoriam-panahy
izany koa.
18 Fa be fahoriana ny be fahendrena;
ary mitombo fahasasarana ny mitombo
saina.

## TOKO II.

HOY izaho tam-poko, Mandehana, ankehi-
triny, izaho hizaha-toetra anao amy ny fifa-
liana, ary mifalia amy ny fahafinaretana:
ary, indro, zava-poana izany koa.
2 Izaho nilaza fihiomehezana hoe, Fa-
hadalana *iny*; ary fifaliana hoe, Maninona
iny?
3 Izaho nitady tam-poko hampifaly ny
nofoko amy ny divay, ary hitana fahadalana,
raha nitandrina fahendrena ny foko, man-
dra-pahitako izay mahatsara ny zanak'
olombelona, hataony aty ambany ny lani-
tra, amy ny isany ny andro hiainany.
4 Izaho nanao asa lehibe ho ahy; izaho
nanao trano maro ho ahy; izaho nanao ta-
nim-boaloboka maro ho ahy;
5 Izaho nanao tanim-boly maro sy tanim-
-bolin-kazo, ka namboly hazo mamoa rehe-
tra teo aho;
6 Izaho nanao kamory ho ahy, hande-
mana ala izay hampaniry hazo;
7 Izaho nanana ankizi-lahy sy ankizi-
-vavy, ary nanana ompikely aho; ary izaho
nanana omby sy ondry maro mihoatra noho
izay rehetra teo alohako tany Ieriosalema;
8 Izaho namory volafotsy sy volamena ho

ahy koa, ary harena avy tamy ny mpanjaka
maro sy firazanan-tsamihafa: izaho na-
nana mpihira-lahy sy mpihira-vavy, ary ny
mahafinaritry ny zanak' olombelona, dia
tokantranomaso maro.
9 Ary efa be voninahitra aho, ka ni-
tombo fananana mihoatra noho izay rehetra
teo alohako tany Leriosalema; dia nitoetra
tamiko hiany ny fahendreko.
10 Ary izay rehetra niriny ny masoko tsy
mba narovako taminy ireny; tsy niaro ny
foko tamy ny fifalian-drehetra aho; fa faly
ny foko tamy ny asako rehetra: ary anja-
rako tamy ny asako rehetra izany.
11 Dia no jereko ny asa rehetra izay na-
taony ny tànako, ary ny asa izay nikielezako-
-aina hatao: ary, indro, zava-poana sy faho-
riam-panahy izany rehetr' izany, ary tsy
nisy nahasoa taty ambany ny masoandro.
12 Dia nitodikia hijery fahendrena, ary
saim-potsy sy fahadalana, aho: mahay
inona ny olona izay handimby ny mpan-
jaka? Izay efa vita rahateo.
13 Ary efa hitako fa fahendrena mihoa-
tra fahadalana, tahaky ny fihoarany ny
mazava noho ny maizina.
14 Ny masony ny hendry eo an-dohany;
fa ny adala mandeha eo amy ny maizina:
ary izaho nahita fa zavtr' iray hiany no
manjo azy roa tonta.
15 Dia hoy izaho tam-poko, Araky ny
manjo ny adala, no manjo ahy koa; ary
nahoana no hendrihendry kokoa noho izy
aho? Dia hoy izaho tam-poko fa zava-
-poana izany koa.
16 Fa tsy mandrakizay ny fahatsiarovany
ny hendry mihoatra noho ny adala; satria
efa ho hadino amy ny andro ho avy izy
roa tonta. Ary maty manao ahoana ny
hendry? tahaky ny adala.
17 Ary halako ny fiainana; satria mam-
pahory ahy ny asa atao aty ambany ny ma-
soandro; fa zava-poana sy fahoriam-pa-
nahy izany rehetr' izany.
18 Eny, halako ny asako rehetra izay ni-
kielezako-aina taty ambany ny masoandro;
satria havelako iny ho any ny olona izay
handimby ahy:
19 Ary iza no mahalala, na ho hendry,
na ho adala izy? anefa izy hanapaky ny
asako rehetra izay nikielezako-aina sy izay
nitomboako fahendrena taty ambany ny
masoandro. Zava-poana izany koa.
20 Ary izaho nandehandeha hampamoy
ny foko ny asa rehetra izay nikielezako
-aina taty ambany ny masoandro:
21 Fa misy olona izay mikieli-aina amy
ny fahendrena, sy fahalalana, ary fanambi-
nana: kanefa mamela ny anjarany ho any
ny olona izay tsy nikieli-aina taminy izany.
Zava-poana sy fahorian-dehibe izany koa.
22 F' inona no soa azony ny olona amy ny
asany rehetra, sy amy ny fahoriam-pana-
hiny, izay ikielezani-aina aty ambany ny
masoandro?
23 Fa fahoriana ny androny rehetra, ary
alahelo ny fikielezani-aina; eny, tsy ma-
nam-pitsaharana ny fony nony alina. Zava-
-poana izany koa.
24 Tsy mahasoa olona ny mihinana sy
ny misotro, ary ny mampahahita ny fana-
hiny izay soa avy amy ny fikielezan-aina.
Dia hitako fa avy amy ny tànan' Andria-
manitra izany koa.
25 (F' iza no mahazo mihinana, ary iza
no mahazo mifaly, raha tsy izaho?)
26 Fa nanome ho any ny olona, izay tsara-
-fanahy eo imasony, fahendrena, sy fahala-
lana, ary fifaliana, Izy; fa ny mpanota no-
meny raharaha hanangona sy hamory, mba
homeny ho any izay tsara eo imason' An-
driamanitra. Zava-poana sy fahoriam-pa-
nahy izany koa.

## TOKO III.

Samy manany ny fotoany avy, ny zava-dre-
hetra; ary samy manany ny androny avy,
ny hevitra rehetra aty ambany ny lanitra.
2 Andro ho teraka, ary andro hiala-aina:
andro hamboly, ary andro hanongotry izay
nambolena:
3 Andro hamono, ary andro hahasitrana:
andro handrava, ary andro hanangana:
4 Andro hitomany, ary andro hihiomehy;
andro hisaona, ary andro handihy:
5 Andro hitora-bato, ary andro hanan-
gom-bato: andro hisangy, ary andro hitsa-
hatra hisangy:
6 Andro hahazo, ary andro hahafatian-
toka: andro hitahiry, ary andro hanary:
7 Andro handriatra, ary andro hanjaitra:
andro hangina, ary andro hiteny:
8 Andro ho tia, ary andro handrafy: an-
dro hiady, ary andro hihiavana.
9 Inona no soa azony ny mpiasa amy ny
fikielezani-aina?
10 Efa hitako ny raharaha izay nomen'

Andriamanitra ny zanak' olombelona hiraharaha aminy izany.
11 Izany rehetr' izany samy nataony ho
tsara amy ny fotoany: ary efa nasiany teo am-pon' olona izao fiainan' izao, kanefa tsy maitsy ho hitany ny asa izay no tendren' Andriamanitra hatramy ny voalohany, ka hatramy ny farany.
12 Fantatro fa tsy misy tsara eo anatiny, afa tsy mifaly, ary manao soa, raha velona koa izy.
13 Ary raha mihinana sy misotro na zovy na zovy, ary finaritra amy ny asany rehetra; zavatr' omen' Andriamanitra izany.
14 Fantatro f' izay rehetra ataon' Andriamanitra, dia haharitra mandrakizay izany; tsy azo ampiana iny, ka tsy azo analana iny; ary Andriamanitra manao *iny*, mba hatahotra ny olona eo anatrehany.
15 Izay efa teo, dia ankehitriny iny, ary izay ho avy, efa teo hiany iny; ary Andriamanitra mameriny izay efa lasa.
16 Ary efa hitako koa taty ambany ny masoandro ny fitoerany ny fitsarana, fa teo ny fanahi-ratsy; ary ny fitoerany ny rariny, fa teo koa ny fanahi-ratsy.
17 Hoy izaho tam-poko, Ho tsarain' Andriamanitra ny marina sy ny meloka: fa ny hevitra rehetra, sy ny asa rehetra, samy hanany ny fotoany avy, hatrizay.
18 Hoy izaho tam-poko ny amy ny teniny ny zanak' olombelona hoe, fa nifidy azy Andriamanitra, fa tokony ho hitany fa biby hiany izareo tena.
19 F' izay manjo ny zanak' olombelona dia manjo ny biby koa; dia manjo azy roa tonta ny zavatr' iray hiany: eny, maty ny anankiray, dia maty toy izany ny anankiray koa, ary fofon' aina iray hiany ananany izy roa tonta: izany tsy ihoarany ny olona noho ny biby: fa zava-poana izy rehetra.
20 Izy roa tonta mankamy ny fitoeran' iray hiany; avy amy ny vovoka izy roa tonta, ka hiverina ho amy ny vovoka indray izy roa tonta.
21 Iza no mahalala ny fanahiny ny zanak' olombelona, na miakatra ho any ambony, na tsia, iny, ary ny fanahiny ny biby, na midina ho any amy ny tany, na tsia, iny?
22 Ary efa hitako fa tsy misy tsaratsara kokoa ho any ny olona noho ny mifaly amy ny asany, satria anjarany izany: f' iza no hitondra azy hijery izay ho avy eo aoriany?

## TOKO IV.

Dia niverina aho, ka nijery ny fampahorian-drehetra, izay atao aty ambany ny masoandro; ary indro, ny ranomasony ny nampahorina, ka tsy misy niantra azy, fa nahery ny tànany ny mpampahory, ka tsy nisy niantra azy.
2 Dia aleoko hidera ny maty, izay efa maty rahateo, toy izay ny velona izay mbola miaina hiany:
3 Eny, tsara lavitra noho izy roroa ny tsi-àri-fady, izay tsy mbola nahita ny asa mampahory, izay atao aty ambany ny masoandro.
4 Ary izaho nijery ny fikielezan-ain-drehetra, sy ny fanambinany ny atao rehetra, f' izany ialonany ny olona ny namany. Zava-poana sy fahoriam-panahy izany koa.
5 Ny adala mamihin-tànana, ka mihinany ny nofon-tena.
6 Aleo eran-tanan'ila amy ny fiadanana, toy izay eran-tànan-droa amy ny fikielezan-aina sy fahoriam-panahy.
7 Dia niverina aho, ka nahita zava-poana, izay aty ambany ny masoandro:
8 Misy anankiray mitokana, ka tsy misy faharoany: eny, tsy manan'anaka, na rahalahy, izy; anefa tsy manam-pataperana ny asany rehetra; ary tsy voky harena ny masony: ka raha toy izany, iza no ikielezako-aina, ka anafahako ny soa ny fanahiko? Zava-poana, ary fahoriana mafy izany koa.
9 Tsara lavitra ny roa noho ny iray; f' izareo mahazo tamby tsara amy ny asany.
10 Raha lavo izareo, dia hanariny ny namany ny anankiray: fa mahita loza ny irery, raha lavo, fa tsy misy namany hanarina azy.
11 Eny, raha mirai-fandriana ny roa, dia mafana izy roroa: fa ataony ny anankiray ahoana hafana irery?
12 Ary raha maharesy olona ny anankiray, dia hahaleo azy ny roa; ary tsy mora tapaka ny mahazaka telo miolana.
13 Aleo zaza malahelo hendry, toy izay mpanjaka antitra adala izay tsy zaka anarina intsony;
14 Na dia mivoaka amy ny trano maizina hanjaka izy; satria nalahelo hiany ny teraka teo amy ny fanjakany.
15 Izaho nijery ny olo-miaina rehetra, izay

mandehandeha aty ambany ny masoandro, sy ny zaza faharoa izay handimby azy.
16 Ataony ny olon-drehetra, fa tsy manam-parany izay rehetra eo anatrehany, ary izay handimby eo aoriana tsy mba hifaly aminy lehiny. Zava-poana sy fahoriam-panahy tokoa izany koa.

## TOKO V.

Tandremo ny tongotrao, raha mankeo an-tranon' Andriamanitra hianao, ary aleo malady mihaino, toy izay manatitry ny fanalamboadiny ny adala: f' izareo tsy mahalala fa manao ratsy izareo.
2 Aza sahy ho faingiam-bava hianao, ary aza malaky manonon-teny eo anatrehan' Andriamanitra ny fonao; fa Andriamanitra any an-danitra, ary hianao aty ambony ny tany, koa aoka ho vitsy ny teninao.
3 Fa haraha be ihiaviany ny nofy; ary teny maro *ivoahany* ny feony ny adala.
4 Raha mivoady amin' Andriamanitra hianao, aza manao ampitso lava hanefa iny; fa tsy mankasitraky ny adala Izy; efao izay efa nivoadianao.
5 Aleo tsy mivoady toy izay mivoady, ka tsy manefa.
6 Aza mamela ny vavanao hampanota ny nofonao; ary aza manao eo anatrehany ny iraka hoe, fa fahadisoana izany: nahoana ho tezitr' Andriamanitra amy ny feonao, ka handrava ny asany ny tànanao?
7 F' eo amy ny nofy maro sy zava-poana maro ny teny marobe: fa matahora an' Andriamanitra hianao.
8 Raha hitanao ny mampahory ny malahelo, ary ny mamadiky ny fitsarana sy ny rariny eo amy ny firazanana, aza gaga aminy izany zavatr' izany hianao; satria mijery izay ambony noho ny ambony, ary misy ambony noho ireny:
9 Ary ny voninahitry ny tany avy eo amy ny toetrany rehetra: ny tompony ny saha mana-mpanompo.
10 Ny tia vola, tsy ho voky vola; ary ny tia olona maro hanaraka, tsy ho soavina. Zava-poana izany koa.
11 Raha mitombo ny fananana, dia mitombo koa ny mpihinany iny: ary inona no soa azony ny tompony, afa tsy ny fijereny ny masony?
12 Mamy ny tori-masony ny mpanompo, na homan-kely na be izy: fa ny hafeny ny fananany ny manan-karena tsy mamela azy hatory.
13 Misy fahoriana mafy, izay efa hitako taty ambany ny masoandro, harena tehirizina ho any ny tompony, handratra azy.
14 Fa mampahavery izany haren' izany ny zava-dratsy manjo; miteraka zanakalahy izy, ka tsy misy zavatra eny an-tànany.
15 Ary manahaka azy mivoaka an-kibon-dreniny, no hiverenany mitanjaka tahaky izay nihiaviany; ka tsy haka amy ny asany na inona na inona, izay ho entiny any an-tànany.
16 Ary fahoriana mafy izany koa, fa manahaky izay nihiaviany indrindra no andehanany; ary inona no soa azony, raha miasa ho any ny rivotra izy?
17 Dia mihinana eo amy ny maizina amy ny andro hiainany rehetra izy, ka be ny alahelo, sy ny fahatezerana, ary ny aretiny.
18 Indro ny zavatra efa hitako; mahatsara sy mahasoa ny mihinana sy misotro, ary mijery ny zava-tsoa avy amy ny asany rehetra izay ikielezani-aina aty ambany ny masoandro, amy ny isany ny andro hiainany, izay omen' Andriamanitra azy, fa anjarany izany.
19 Ary ny olon-drehetra izay nomen' Andriamanitra harena sy fananana, ka nomeny hery hihinany iny, ary haka ny anjarany, ary hifaly amy ny asany; zavatr' omen' Andriamanitra izany.
20 Fa aoka hahatsiaro izy fa tsy maro ny androny ny fiainany; fa Andriamanitra mamaly *azy* eo amy ny fifaliany ny fony.

## TOKO VI.

Misy zava-mahory izay efa hitako taty ambany ny masoandro, ka manjo ny olona matetikia izany.
2 Olona izay omen' Andriamanitra harena sy fananana ary voninahitra, ka tsy diso na inona na inona ho azy aminy izay rehetra iriny, kanefa tsy omen' Andriamanitra hery hihinany iny izy, fa vahiny no mihinany iny: zava-poana sy aretina mafy izany.
3 Na dia miteraka zanaka zato aza ny lehilahy, ka ho velona taona maro izy, ary ho

**maro** ny androny ny taonany, ka tsy ho
**voky** soa ny fanahiny, ka tsy manan-kande-
**vina** izy; hoy izaho, tsara lavitra ny tsi-
-tonga-volana noho izy.
4 Fa zava-poana ihiaviany, ary maizina
ialany, ary hisaron' aizina ny anarany;
5 Ary tsy nahita na nahalala ny masoan-
dro izy: manam-pitsaharana kokoa iny
noho irokatra.
6 Eny, na dia tratra arivo taona indroa
aza izy, kanefa tsy nahita soa izy: tsy
fitoeran' iray hiany va ny alehany izy
roroa?
7 Ny vava hiany iasan' olona avokoa, ka-
nefa tsy voky ny fanahy.
8 F' inona no ananany ny hendry mihoa-
tra noho ny adala? Inona no azony ny
malahelo izay mahay mandeha eo anatre-
hany ny velona?
9 Aleo ny hita-maso toy izay ny firenireny
ny saina. Zava-poana sy fahoriam-panahy
izany koa.
10 Izay efa teo, voa tonona anarana raha-
teo, k' efa fantatra izay ho toetry ny olona
avy, ka tsy mahaleo miady izy amy ny
maherihery kokoa noho izy.
11 Fa maro ny zavatra izay mampi-
tombo ny zava-poana; inona no soa azon'
olona?
12 F' iza no mahalala izay zavatra mahasoa
olona aminy izao fiainan' izao, amy ny
isany ny androny izay iainany foana, ka ha-
taony ireny ho fiarovana? f' iza no mahay
milaza amy ny olona, izay zavatra ho avy
manaraka azy aty ambany ny masoandro?

## TOKO VII.

ALEO ho mamy hoditra toy izay menaka
tsara, ary ny andro fahafatesana toy izay
ny andro fiterahana.
2 Aleo mankany an-trano fisaonana toy
izay mankany an-trano fanasana: f' izany
no farany ny olon-drehetra: ary ny velona
handatsaka am-pony.
3 Aleo alahelo toy izay hehy: fa ho fina-
ritra ny fo, na dia malahelo ny tarehy.
4 Eo an-trano fisaonana ny fony ny hen-
dry; f' eo an-trano fifaliana ny fony ny
adala.
5 Aleo mihaino ny fananarany ny hendry
toy izay olona mihaino ny fihirany ny
adala.
6 Fa manahaky ny fipoapoaky ny tsilo
eo ambany ny vilany ny fihiomehezany ny
adala: zava-poana izany koa.
7 Fa mahavery saina ny hendry ny fam-
pahoriana, ary manimba ny fo ny tambi-
tamby.
8 Aleo ny farany ny raharaha toy izay
ny voalohany: aleo mahalefi-panahy toy
izay miavonavom-panahy.
9 Aza malaky tezitra ny fanahinao;
f' eo an-tratrany ny adala no itoerany ny
fahatezerana.
10 Aza manao hoe, Nahoana no tsara la-
vitra ny andro fahiny noho ny ankehitriny?
fa tsy fahendrena anontanianao izany.
11 Tsara ny fahendrena tahaky ny lova;
fa mihoatra lavitra iny ho any izay mahita
masoandro;
12 Fa miaro ny fahendrena, miaro ny
vola; fa mihoatra ny fahalalana, satria
fahendrena no mamelony ny manany
iny.
13 Jereo ny asan' Andriamanitra, f' iza
no mahay manitsy izay nataony meloka?
14 Mifalia amy ny andro fiadanana, ary
mihevera amy ny andro fahoriana: fa
nampifanandrifin' Andriamanitra ireny, mba
tsy ho fantatr' olona izay zavatra ho avy
ato aoriany.
15 Efa hitako ireo zava-droa ireo tamy
ny androko foana: maty ny marina eo amy
ny fahamarinany, ary ela-velona ny meloka
eo amy ny fanahi-ratsiny.
16 Aza marina loatra hianao, ary aza
hendry loatra hianao: nahoana no hanim-
ba-tena hianao?
17 Aza mihiendry loatra hianao, ary aza
adala hianao: nahoana no maty hianao,
dieny tsy mbola tonga ny andronao?
18 Tsara raha mitana izany hianao; eny,
aza manala ny tànanao aminy izany, fa hi-
voaka aminy ireo zava-droa ireo izay mata-
hotra an' Andriamanitra.
19 Izany teny fahendren' izany hampi-
toeriny ny manapaka folo-lahy izay eo an-
-tanàna, amy ny olon-kendry, hoe,
20 Fa tsy misy olo-marina eo ambony ny
tany izay manao soa, ka tsy manota.
21 Ary aza mitandriny ny teny rehe-
tra izay no tenenin' olona; fandroa handre
ny mpanomponao manozona anao hia-
nao;
22 F' efa fantatry ny fonao hiany,
f' efa nanozony ny sasany matetikia hia-
nao.

23 Fahendrena namantarako izany rehetr'
izany: hoy izaho, Ho hendry aho; kanefa
manalavitra ahy izany.
24 Lavitra izay efa teo, ka lalina dia la-
lina; iza no hahita iny?
25 Nentiko ny foko hahalala, sy hikia-
tsaka, ary hitady fahendrena, sy ny antony
ny zava-drehetra; ary hahafantatry ny ha-
ratsiny ny fahadalana, dia fahadalana sy
fahaverezan-tsaina:
26 Ary nahita zava-mangidy lavitra noho
fahafatesana aho, dia vehivavy be fandrikia
sy vovo ny fony, *ary* famatorana ny tàna-
ny: ny tsara eo anatrehan' Andriamani-
tra handositra ho afaka aminy: fa ny mpa-
nota ho azony.
27 Indro, efa hitako izany, hoy ny Mpi-
tori-teny, fa zavatr' iray *tokony hoarina*
amy ny zavatra hafa koa, hahitako izay
antony;
28 Nefa mbola mitady *izany* ny fanahiko,
fa tsy hitako; lehilahy iray hiany hitako teo
amy ny arivo; fa tsy hitako vehivavy teo
aminy ireny rehetr' ireny.
29 Indro, izany hiany no hitako, fa na-
taon'Andriamanitra marina ny olona, fa ni-
tady fihieverana maro izareo.

## TOKO VIII.

IZA no manahaky ny hendry? ary iza no
mahalala ny hevitry ny teny? ny fahendren'
olona mampahamirapiratry ny tavany, ary
ny heriny ny tavany hovana.
2 Izaho *mananatra anao* hitandriny ny
didiny ny mpanjaka, eny, noho ny fiania-
nana amin' Andriamanitra.
3 Aza malaky miala eo anatrehany: aza
mitoetra eo amy ny zava-dratsy; fa manao
izay rehetra sitraky ny fony izy:
4 Satria mahery ny teniny ny mpanjaka;
ary iza no mahazo manao aminy hoe, Ma-
nao inona hianao?
5 Tsy mba nahalala ny zava-dratsy izay
mitandriny ny didy: ary ny fony ny hen-
dry mahalala *fa hisy* fotoana sy fitsa-
rana;
6 Satria samy manana fotoana sy fitsa-
rana ny hevitra rehetra, fa be ny ratsy hanjo
ny olona.
7 Fa tsy mba mahalala izay ho avy izy:
f' iza no mahay milaza aminy, izay fihia-
viny?
8 Tsy misy olona mahazaky ny rivotra
hiaro ny rivotra, na manan-kery amy ny an-
dro fahafatesana: ary tsy misy fahafahana
eo amy ny ady; ary ny fanahi-ratsy tsy
hamonjy izay atolotra aminy iny.
9 Efa hitako izany rehetr' izany, k' efa
nentiko ny foko ho amy ny asa rehetra
izay atao aty ambany ny masoandro: *misy*
andro izay anapahan' olona ny namany
handratra azy.
10 Ary toy izany nahitako ny ratsi-fanahy
nalevina, izay efa tonga, ka niala tamy ny
fitoerany ny masina; ary efa hadino teo
an-tanàna izay nanao marina: zava-poana
izany koa.
11 Satria tsy mba efaina faingiana ny
fitsarany ny asa ratsy, izany iniavany ny
fony ny zanak'olombelona hanao ratsy.
12 Na dia manao ratsy in-jato ny ratsi-
-fanahy, ary ela-velona izy, anefa fanta-
tro tokoa fa ho soa aman-tsara izay mata-
hotra an' Andriamanitra, dia izay mataho-
tra eo anatrehany;
13 Fa tsy ho soa aman-tsara ny ratsi-
-fanahy, na ho ela-velona izy, fa hanahaky
ny aloka izy; satria tsy matahotra eo ana-
trehan' Andriamanitra izy.
14 Misy zava-poana izay atao aty am-
bony ny tany; fa misy olo-marina, ka sendra
manjo azy *ny ratsy* araky ny asany ny
ratsi-fanahy; ary misy olon-dratsi-fanahy,
ka sendra mahazo azy *ny tsara* araky ny
asany ny marina hiany: hoy izaho, zava-
-poana izany koa.
15 Dia nidera fifaliana aho, satria tsy
misy mahatsara olona aty ambany ny
masoandro afa tsy mihinana sy misotro,
ary mifaly, ary mitoetra aminy izany, avy
amy ny asany amy ny androny ny fiai-
nany, izay omen' Andriamanitra azy aty
ambany ny masoandro.
16 Rehefa nentiko ny foko hahalala fa-
hendrena, sy hijery ny raharaha izay atao
aty ambony ny tany: (fa misy izay tsy
mahita tori-maso, na andro na alina:)
17 Dia nijery izay rehetra ataon' Andria-
manitra aho, fa tsy misy olona mahazo
mahita ny asa izay atao aty ambany ny
masoandro: satria na dia mikieli-aina ny
olona hitady *iny*, anefa tsy hahita izy;
eny, koa; na dia ny hendry aza mihievitra
hahafantatry *iny*, tsy mahazo mahita izy.

## TOKO IX.

FA nampitoeriko ny foko mba hanambara izany rehetr' izany, f' eo an-tànan' Andriamanitra ny marina, sy ny hendry, ary ny asany; tsy misy olona mahalala na fitiavana, na fandrafiana; eo anoloany izy roroa.

2 Mitovy ny manjo ny olon-drehetra; zavatr' iray manjo ny marina sy ny ratsi-fanahy; ny tsara, sy ny madio, ary ny maloto; ny manala-voady, sy ny tsy manala-voady: ny tsara-fanahy manahaky ny mpanota; ny mianiana manahaky ny matahotra hianiana.

3 Zava-dratsy izany eo amy ny zava-drehetra izay atao aty ambany ny masoandro, fa zavatr' iray no manjo ny olon-drehetra; eny, dia feno ratsy koa ny fony ny zanak' olombelona, ary fahadalana eo am-pony raha velona koa izareo, ary rehefa afak' izany, dia mankeo amy ny maty izareo.

4 Fa na iza na iza no alaina, manam-panantenana ny velon-drehetra: fa aleo amboa velona toy izay liona maty.

5 Fa ny velona mahalala fa hiala-aina izareo: fa ny maty tsy mahalala na inona na inona, ary tsy manan-tamby intsony izareo; f' efa hadino ny fahatsiarovana azy.

6 Eny, efa very ankehitriny ny fitiavany, sy ny fandrafiany, ary ny fialonany; ary tsy manan' anjara intsony mandrakizay amy ny atao aty ambany ny masoandro izareo.

7 Mandehana, hano ny mofonao amy ny fifaliana, ka sotroy ny divainao amy ny fo ravoravo; fa sitrak'Andriamanitra ankehitriny ny asanao:

8 Aoka ho fotsy mandrakariva ny lambanao; ary aoky tsy ho diso menaka ny lohanao.

9 Aoka ho finaritra hianao eo amy ny vady izay tianao amy ny isany ny androny ny fiainanao foana, izay omeny anao aty ambany ny masoandro, dia amy ny isany ny androny ny fiainanao foana: f' izany no anjaranao aminy izao fiainan' izao, sy ny asanao izay ikielezanao-aina aty ambany ny masoandro.

10 Izay rehetra hitany ny tànanao hatao, atavy amy ny herinao; fa tsy misy asa, na hevitra, na fahalalana, na fahendrena, eo amy ny fasana izay alehanao.

11 Niverina aho, ka nahita taty ambany ny masoandro, fa tsy ho any ny haingian-tongotra ny fihoarana, ary tsy ho any ny mahery ny ady, ary tsy ho any ny hendry ny hanina, ary tsy ho any ny manan-tsaina ny harena, ary tsy ho any ny mahai-zavatra ny sitraka; fa fotoana sy ny tsi-satry manjo ireny rehetr' ireny.

12 Fa tsy fantatr' olona ny fotoan' androny; manahaky ny hazandrano izay latsaka teo am-bovo ratsy, ary manahaky ny vorona, izay voa singotra teo anatiny ny fandrikia, ny amandrihiany ny zanak' olombelona eo amy ny andro ratsy, raha manjo azy tampoka izany.

13 Ary io fahendren' io efa hitako taty ambany ny masoandro, ka nataoko ho lehibe iny:

14 Nisy tanàna kely, ary olona vitsy teo; dia tonga ny mpanjaka lehibe hamely iny, dia nanao fahirano iny, ka nanao mànda lehibe hanodidiny iny:

15 Dia hita teo lehilahy hendry malahelo, ary ny fahendreny namonjeny ny tanàna; kanefa tsy nisy olona nahatsiaro izany lehilahy malahelo izany.

16 Dia hoy izaho, Aleo fahendrena toy izay hery: kanefa ny fahendreny ny lehilahy malahelo tevatevaina, ary ny teniny tsy mba hainoina.

17 Ny teniny ny hendry re eo amy ny mangingina faingiampaingiana kokoa noho ny fitarainany ny mpanapaka eo amy ny adala.

18 Aleo fahendrena toy izay fiadiana: fa manimba soa be ny mpanota iray.

## TOKO X.

NY fatin-dalitra mahamaimbo ny menaka ataony ny mpanao-fanafody: ny fahadalana kely *manimba* ny malaza amy ny fahendrena *sy* voninahitra.

2 Ny fony ny hendry eo amy ny ankavanany; fa ny fony ny adala eo amy ny ankaviany.

3 Ary koa, raha mandeha any an-dàlana ny adala, tsy mba manan-tsaina izy, ary hoy izy amy ny olon-drehetra, fa adala izy.

4 Raha mitsangana ny fanahiny ny mpanapaka hanohitra anao, aza miala amy ny fitoeranao, fa mahafaky ny fahotan-dehibe ny maneky.

5 Misy ratsy hitako taty ambany ny

masoandro, tahaky ny fahadisoana mivoaka eo anatrehany ny mpanapaka:

6 Fahadalana mitoetra eo amy ny voninahitra lehibe, ary ny manan-karena mipetraka eo amy ny fietrena.

7 Efa hitako mpanompo mitaingin-tsoavaly, ary andriandahy mandia-tany tahaky ny mpanompo.

8 Ny mihiady lavaka ho lavo eo anatiny; ary izay mandrava fefy, dia hanekitra azy ny menarana.

9 Izay manesotra vato, dia handratra azy ireny; izay mamaky hazo hahita loza aminy ireny.

10 Raha dombo ny vy, ka tsy mampandranitry ny lelany izy, dia tsy maitsy manao aina bebe kokoa izy: fa manambina tsara ny fahendrena.

11 Hanekitra tokoa ny menarana tsy azon' ody; ary tsy mba anambinina ny mahai-vava.

12 Miantra ny teniny ny vavany ny olon-kendry; fa mahafaty olona ny molotry ny adala;

13 Saim-potsy ny teny voalohany avoaky ny vavany: ary fahadalana mandoza ny farany ny vavany.

14 Ary maro teny ny adala: tsy mahafantatry izay ho avy ny olona; ary izay ho avy eo aoriany, iza no mahay milaza aminy?

15 Ny asany ny adala rehetra mampanasatra azy, satria tsy mahalala ny làlana mety halehany ho any an-tanàna izareo.

16 Mahita loza hianao, ry tany, raha zaza no mpanjakanao, ka mihinana maraina ny andriandahinao!

17 Finaritra hianao, ry tany, raha zanak' andriana no mpanjakanao, ka mihinana amy ny fotoan'andro ny andriandahinao, hampahatanjaka, ka tsy hankaleony.

18 Fahalainam-be manimba ny rafitra, ary ny kamo-tànana mampianjera ny trano.

19 Ataon' olona ho fihiomehezana ny fanasana, ary hampifaly ny aina ny divay; fa vola no mahefa ny zava-drehetra.

20 Aza manozony ny mpanjaka, na dia eo amy ny hevitrao akory aza; ary aza manozony ny manan-karena eo an-trano izay andrianao: fa ho entiny ny voro-manidina ny feo, ka ho lazainy ny manan'elatra ny teny.

## TOKO XI.

Fafazo ny varinao any ambony ny rano; fa ho hitanao iny, rehefa afaka andro maro.

2 Omeo anjara ho any ny fito, ary ho any ny valo koa; fa tsy fantatrao izay ratsy hanjo aty ambony ny tany.

3 Raha feno ny rahona, dia mampilatsaka ranonorana ambony ny tany ireny; ary raha mianjera mianatsimo, sa mianavaratra, ny hazo, izay ianjerany ny hazo no hitoerany.

4 Tsy mba hamafy izay mitandriny ny rivotra; ary tsy mba hijinja izay mijery ny rahona.

5 Manahaky ny tsy ahafantaranao ny làlan-kalehany ny rivotra na *ny fitomboany* ny taolana eo an-kibony ny bevohoka, ny tsy ahafantaranao ny asan' Andriamanitra Izay manao ny zava-drehetra.

6 Nony maraina, fafazo ny voanao, ka aza miaro ny tànanao nony hariva: fa tsy fantatrao na ho vanona itoy na irokatra, sa angamba samy ho tsara izy roroa.

7 Ary mamy ny mazava, ary mampahafinaritry ny maso ny mijery ny masoandro:

8 Fa raha ho maro taona ny olona, *ka* ho faly aminy ireny rehetr' ireny; anefa, aoka hahatsiaro ny andro maizina izy; fa ho maro ireny. Zava-poana izay tonga rehetra.

9 Mifalia, ry zatovo, eo amy ny fahazazanao, ary aoka hampifaly anao ny fonao amy ny androny ny fahatanoranao, ka mandehana araky ny làlan-kalehany ny fonao, sy araky ny fahitany ny masonao; kanefa fantaro fa ho entin' Andriamanitra hianao ho amy ny fitsarana noho izany rehetr' izany.

10 Koa manesora fahatezerana amy ny fonao, ary mampialà ny ratsy amy ny nofonao: fa zava-poana ny fahazazana sy ny fahatanorana.

## TOKO XII.

Ary tsarovy ny Mpamorona anao eo amy ny androny ny fahatanoranao, dieny tsy mbola tonga ny andro ratsy, na manakeky ny taona izay hanavanao hoe, Tsy sitrako ireny;

2 Dieny tsy mbola maizina ny masoandro, sa ny mazava, sa ny volana, sa ny kin-

a, na miverina ny rahona rehefa afaka y ranonorana:

3 Amy ny andro raha hangovitra ny mpiambin-trano, ary hiondrikia ny lehilahy mahery, ary hitsahatra ny mpitoto, satria efa vitsy ireny; ary ho maizina izay mijery eo amy ny varavaran-kely;

4 Ary hirindrina ny varavarana eo an-dàlam-be, raha malemilemy ny fingadongany ny fitotoana, ary hifoha ny olona raha maneno ny vorona, ary ho reraka ny zazavavy mihira rehetra:

5 Eny, hatahotry izay avo izareo, ary ho be ny tahotra any an-dàlana, ary halaky haniry ny volofotsy, ary havesatra ny valala, ary hitsahatra ny irina; satria mankany an-tranony mandrakizay ny olona, ary mandeha mitety ny làlana ny mpisaona:

6 Dieny tsy mbola hivaha ny kofehy volafotsy, sa ho maito ny vilia volamena, sa ho vaky ny siny eo an-doharano, sa ho tapaka ny kodiarana eo am-pantsakana.

7 Dia hiverina ny vovoka ho amy ny tany tahaky ny teo, ary ny fanahy hiverina ho amin' Andriamanitra Izay nanome iny.

8 Zava-poana dia zava-poana, hoy ny Mpitori-teny; zava-poana izy rehetra.

9 Ary satria efa hendry ny mpitori-teny, dia nampianatry ny olona fahalalana hiany izy; eny, dia nitandrina, sy nitady, *ary* nandahatra ohabolana maro izy.

10 Dia nitady hahita teny mahafinaritra ny mpitori-teny: ary mahitsy ny voa soratra, dia teny marina:

11 Ny teniny ny hendry manahaka fanindronana, ary manahaky ny hombo natsatoky ny tompony ny fanangonana, nomeny ny mpiandry iray.

12 Ary koa, ry zanako, aoka ho fananarana anao ireo: tsy manam-parany ny manao boky maro; ary manasatry ny nofo ny mamaki-teny marobe.

13 Aoka ho henointsikia ny farany ny teny rehetra: Matahora an' Andriamanitra, ka tandremo ny didiny; f' izany no mety hataon' olona.

14 Fa ho entin' Andriamanitra ho tsaraina ny asa rehetra, sy ny zava-miafina rehetra, na tsara, na ratsy.

---

# TONON-KIRA DIA TONON-KIRA.

---

## TOKO I.

Ny tonon-kira dia tonon-kira, izay nataony Solomona.

Aoky izy hitsentsitra ahy amy ny fitsentsefany ny vavany; fa tsara lavitra noho divay ny fitiavanao.

3 Satria ny hanitry ny menakao soa, dia menaka voa aidina ny anaranao; izany no itiavany ny mpitovo-vavy anao.

4 Taomy aho, dia hizakazaka hanaraka anao izahay: nitondra ahy ny mpanjaka tany an-tranony; dia hifaly sy ho ravoravo aminao izahay; ho tsarovinay bebe kokoa noho divay ny fitiavanao; marina ny fitiavan' olona anao.

5 Mainty aho, anefa tsara-tarehy, ry zanaka-vaviny Ieriosalema, tahaky ny lainy Kedara, tahaky ny firakotry Solomona.

6 Aza mijery ahy, satria mainty aho, satria efa nijery ahy ny masoandro; tezitra tamiko ny zana-dreniko: nataony ho mpiandry ny tanim-boaloboka aho; tsy niandry ny tanim-boaloboko aho.

7 Lazao amiko hianao, ry izay tiany ny fanahiko, aiza no ampihinananao, aiza no ampandrianao *ny ondrinao*, raha antoandro: fa nahoana no manahaky izay mivily hankeo anilany ny ondriny ny namanao aho?

8 —Raha tsy fantatrao, ry tsara-tarehy indrindra eo amim-behivavy, mandehana hanaraky ny diany ny ondry, ary ampihinano ny zanak' osinao eo anilany ny lainy ny mpiandri-ondry.

9 Efa nampanahafako anao, ry malalako, ny soavaly mitondra ny kalesiny Farao.

10 Tsara-tarehy ny takolakao milahatra *voahangy*, ny vozonao amy ny tongalikia volamena.

11 Hasianay aminao firavaka volamena, ambany volafotsy mibontsimbontsina.

12 —Raha *mipetraka* ny mpanjaka eo
amy ny latabany, mamofona tsara ny zava-
-manitro.
13 Miora ampehezana ho ahy ny malala-
ko; handry alina eo anelanelany ny no-
noko izy.
14 Sampahon-kamifora eo an-tanim-boa-
loboka any Eni-gedy ho ahy ny malalako.
15 —Indro, tsara-tarehy hianao, ry som-
bin' aiko; indro, tsara-tarehy hianao; mana-
-masom-boromailala hianao.
16 —Indro, tsara-tarehy hianao, ry malu-
lako, eny, mahafinaritra; maitso koa ny
fandriantsikia.
17 Hazo sedera no sakamandimbin-tra-
nontsikia, hazo fiera no tsikalantsikia.

## TOKO II.

Vonin-kazo rôsa any Siharona, *sy* vonin-
-kazo lily an-dohasaha, aho.
2 —Manahaky ny lily eo amin-tsilo, ny
sombin' aiko eo amy ny zanaka-vavy.
3 —Manahaky ny voasary eo amy ny
hazo any an-ala, ny malalako eo amy ny
zanaka-lahy. Finaritra aho, ka mipetraka
eo ambany ny alokalony, ary mamy eo am-
-bavako ny voan-kazony.
4 Dia nentiny tany an-trano-divay aho,
ary fitiavana no fanevany teo amboniko.
5 Tohano kapoaka aho, velomy voasary
aho; fa matim-pitia aho.
6 Aoka hanondana ahy ny tànan' ankavi-
any, ary hisangy ahy ny tànan' ankavanany.
7 Mananatra anareo mafy aho, ry zanaka-
-vaviny Ieriosalema, raha tianareo ny osi-
-lahy sy ny osi-vavy any an-tsaha, aza mam-
pitaitra, na mampifoha ny havako, raha tsy
sitraky ny fony.
8 Feony ny malalako! indro, avy izy,
miantsambotra any ambony ny tendrom-
bohitra, mitsambikimbikina any ambony ny
tanety.
9 Manahaka zanak' osy, sa zanaka biby
diera, ny malalako: indro, mijanona eo an-
-koatry ny ampentaninay izy, mitsidikia eo
am-baravaran-kely izy, mischo eo am-pitsi-
rihana izy.
10 Mamaly ny malalako, ka hoy izy,
—Mitsangàna, ry sombin' aiko, ry tsara-
-tarehiko, ka maitia ange.
11 F'indro, lasa ny ririnina, lany ny rano-
norana, ka lasa.
12 Miposaka eo ambony ny tany ny vonin-
-kazo; tonga ny andro fitsiatsiahana, ka re
ny feony ny voromailala eo amy ny tanin-
tsikia;
13 Ny hazo voara mamoaky ny voarany
manta, ary manitra ny tahom-boaloboka
manana voa madinikia. Mitsangàna, ry som-
bin' aiko, ry tsara-tarehiko, ka maitia ange.
14 Ry voromailalako, eo an-tsefa-bato hia-
nao, eo amy ny fitoerana miafina amy ny
fiakarana hianao; aoka hahita ny tavanao
aho, aoky hihaino ny feonao aho; fa mamy
ny feonao, ary tsara-tarehy ny tavanao.—
15 Sambory ny amboadia ho antsikia hia-
nareo, ny zanak' amboadia, izay manimba
ny voaloboka: fa mamoa ny tanim-boalo-
botsikia.
16 Ahy ny malalako, ary azy aho: mihi-
nana eo afovoany ny lily izy.
17 Mandra-piposaka ny andro, ka hibi-
lana ny aloka, miverena, ry malalako;
aoka hanahaky ny osi-lahy, sa ny zanak'
osy any an-tendrombohitra Betera hianao.

## TOKO III.

Nony alina teo am-pandriako, dia nitady
izay tiany ny fanahiko aho: nitady azy aho,
fa tsy hitako izy.
2 Hitsangana aho ankehitriny, ka hitety
ny tanàna eny an-dàlan-kely, ary eny an-
-dàlam-be, hitadiavako izay tiany ny fana-
hiko; nitady azy aho, fa tsy hitako izy.
3 Nahita ahy ny tilitily mandehandeha
mitety ny tanàna; *hoy izaho,* Hitanareo
moa no tiany ny fanahiko?
4 Nony mandalo vetivety foana aho, dia
hitako izay tiany ny fanahiko, dia no hazo-
niko, ka tsy nalefako izy, mandra-piton-
drako azy any an-tranon-dreniko, dia any
an-trano itoerany izay niteraka ahy.
5 Mananatra anareo mafy aho, ry zana-
ka-vaviny Ieriosalema, raha tianareo ny osi-
-lahy sy ny osi-vavy an-tsaha, aza mampi-
taitra, na mampifoha ny havako, raha tsy
sitraky ny fony.
6 —Iza no io miakatra any an-efitra ta-
haky ny setro-midonaka, mamofona miora
sy zava-manitra koa, ary ny vovo-manitra
rehetra enti-mpandranto?—
7 Indro ny fandriany, dia ny any Solomo-
na; enim-polo lahi-mahery avy amy ny
mahery any ny Isiraely no manodidiny iny.
8 Samy mitan-tsabatra avy izy rehetra, ma-

hay miady; samy manany ny sabatrany eo
am-peny avy izy rehetra, noho ny tahotr'
alina.
9 Dia nanao filanjana ho azy tamy ny ha-
zony Lebanôna i Solomona mpanjaka.
10 Volafotsy no nataony ny andriny, vola-
mena ny lampihazony, lamba mangaman-
ga ny firakony, fitiavana ny afovoany, ho
any ny zanaka-vaviny Ieriosalema.
11 Mivoaha, ry zanaka-vaviny Ziôna, ka
mijere any Solomona mpanjaka misatroky
ny voninahitra, izay nampisatrohan-dreniny
azy, tamy ny androny ny fanambadiany,
ary tamy ny androny ny fifaliany ny fony.

## TOKO IV.

—INDRO, tsara-tarehy hianao, ry sombin'
aiko, indro, tsara-tarehy hianao, mana-ma-
som-boromailala eo amy ny randram-bolo-
nao hianao; ny volonao manahaky ny any
ny osy, izay mandry any an-tendrombohitra
Gileada.
2 Ny nifinao manahaky ny ondry voa
hety, izay efa niakatra tamy ny fanozana,
samy manao kambana avy ireny, ka tsy
misy tsy miteraka eo aminy ireny.
3 Ny molotrao manahaky ny taretra jaky,
ary mahafinaritra ny teninao: manahaky
ny sombim-boasari-be-voa ny fihirifanao eo
amy ny randram-bolonao.
4 Ny vozonao manahaky ny bateriny Da-
vidy natao trano hitoerana fiadiana, izay
hiantonana ampingia arivo, dia ampin-
-gian' olo-mahery rehetra.
5 Ny nononao roa manahaky ny zanak'
osy roa mikiambana, izay mihinana eo amy
ny lily.
6 Mandra-piposaka ny andro, ka hihilana
ny aloka, handeha hankany an-tendrombo-
hi-miora, sy ho amy ny tanetin-java-mani-
tra, aho.
7 Tsara-tarehy avokoa, ry sombin' aiko,
tsy manan-tsiny hianao.
8 Andeha hiaraka amiko hiala any Leba-
nôna, ry vadiko, hiaraka amiko hiala any
Lebanôna: tsinjovy eo an-tampony Amana,
eo an-tampon-Tsihenira, sy Herimôna, eo
an-davaky ny liona, eo an-tendrombohitry
ny biby misoratsoratra.
9 Efa lasanao ny foko, ranabaviko, ry va-
diko; efa lasanao ny foko nentiny ny maso-
nao anila, sy ny tongalikia iray amy ny
vozonao.
10 Manao ahoana ny hatsarany ny fitia-
vanao, ranabaviko, ry vadiko! tsara lavitra
noho divay ny fitiavanao! ary ny fofony
ny menakao noho ny zava-manitra rehetra.
11 Ny molotrao, ry vadiko, mitete tahaky
ny tohon-tantely: tantely aman-dronono
eo ambany ny lelanao, ary ny fofony ny
fitafianao manahaky ny fofony Lebanôna.
12 Tanim-boly mirindrina ny anabaviko,
vadiko; loharano mirindrina, fantsakana
mihidy.
13 Tanim-bolim-boasari-be-voa ny hazo-
nao maniry, misy voan-kazo mahafinaritra,
kamifora sy menaka manitra;
14 Menaka manitra sy tamotamo; ka
lamo, sy kinamona, ary ny hazo-manitra
rehetra; miora sy aloe, ary ny voan-kazo
manitra tsara rehetra;
15 Fantsakana any an-tanim-boly, loha
rano velona, ary rano mandriaka avy any
Lebanôna.
16 Mifohaza, ry rivotra avaratra; ary
mankanesa, ry rivotra atsimo; mitsiofa amy
ny tanim-boliko, mba hivoahany ny fofony
manitra.
—Aoky ny malalako hankaty an-tanim-
-boliny, ka hihinany ny voan-kazony mamy.

## TOKO V.

—TONGA tany an-tanim-boliko aho, rana-
baviko, ry vadiko; nanangony ny miora-
ko, sy ny zava-manitro, aho: efa nihina-
ny ny tohon-tanteliko sy ny tanteliko aho;
efa nisotro ny divaiko sy ny rononoko aho;
hano hianareo, ry namako; misotroa hia-
nareo, eny, misotroa hanaram-po, ry mala-
lako.
2 —Matory aho, fa mahatsiaro ny foko:
ny feony ny malalako izay mandondona,
*manao hoe,*—Vohay aho, ranabaviko, ry
sombin' aiko, ry voromailalako, ry tsi-ma-
nan-tsiny amiko; satria dibok' ando ny loha-
ko, len' andon' alina ny randram-boloko.—
3 Efa manala lamba aho; ataoko ahoana
no hitafy iny? efa nanoza ny tongotro aho;
ataoko ahoana no handoto ireny?
4 Ny malalako naninjitry ny tànany teo
amy ny loaka, dia nalahelo azy ny kiboko.
5 Nitsangana hamoha hidirany ny ma-
lalako aho, ary nitete miora zava-manitra
ny tànako, ary *nitete* miora tsara fofona ny
rantsan-tànako, teo amy ny fihiazonany ny
hidy.
6 Namoha hidirany ny malalako aho;

kanjo nibolasitra ny malalako, ka lasa:
torana aho, raha niteny izy; nitady azy
aho, fa tsy hitako izy: niantso azy aho, fa
tsy mba namaly izy.
7 Ny tilitily izay nitety ny tanàna nahita
ahy, nikiapoka ahy izareo, nandratra ahy
izareo; nalainy ny mpiambin-drova tamiko
ny saron-tavako.
8 Mananatra anareo mafy aho, ry zanaka-
-vaviny Ieriosalema, raha hitanareo ny mala-
lako, ambarao azy fa matim-pitia aho.
9 —Inona no ihoarany ny malalanao
noho ny malala sasany, ry tsara-tarehy eo
amim-behivavy? Inona no ihoarany ny ma-
lalanao noho ny malala sasany, no ananara-
nao anay mafy?—
10 Fotsy sy mena ny malalako, lehibe
mihoatra noho ny iray alina izy.
11 Volamena tsara indrindra ny lohany,
mibohabohaka ny randram-bolony, mainty
tahaky ny voronomby.
12 Ny masony manahaky ny any ny vo-
romailala eo amoron-drenirano, voa sasa
ronono, ka tsara-toetra.
13 Ny takolany manahaky ny fandrian-
-java-manitra, dia tahaky ny vonin-kazo
manitra; lily, mitete miora mani-pofona, ny
molony.
14 Fera volamena nasiany vato soa berily
ny tànany; ivory manganohano voa petaka
safeiro ny kibony.
15 Andry vato manganohano miorina eo
amy ny fihiazonam-bolamena tsara, ny
ranjony: manahaka any Lebanôna ny
tarehiny, tsara tahaky ny sedera.
16 Mamy dia mamy ny vavany: eny, tia-
na avokoa izy. Itoy no malalako, ary itoy no
havako, ry zanaka-vaviny Ieriosalema.

## TOKO VI.

—Lasa nankaiza ny malalanao, ry tsara-
-tarehy indrindra eo amim-behivavy? nivily
nankaiza ny malalanao? Hiaraka aminao
mba hitady azy izahay.—
2 Lasa nankany an-tanim-boliny, am-pan-
driany ny zava-manitra, ny malalako, hi-
hinana eo an-tanim-boly, ary hanangony
ny lily.
3 Any ny malalako aho, ary ahy ny ma-
lalako: mihinana eo amy ny lily izy.
4—Tsara-tarehy tahaka any Tiriza hianao,
ry sombin' aiko; tsara endrikia tahaka any
Ieriosalema, mahatahotra tahaky ny mpi-
tondra faneva.
5 Ampialao amiko ny masonao, fa maha-
faty ahy ireo; manahaky ny any ny osy,
izay mandry any Gileada, ny volonao.
6 Manahaky ny ondry voa sasa, ny ni-
finao, samy manao kambana avy ireny,
ka tsy misy tsy miteraka eo aminy ireny.
7 Manahaky ny sombim-boasari-be-voa
ny fihirifananao eo amy ny randram-bo-
lonao.
8 Enim-polo ny andriambavy, ary valo-
-polo ny tokantranomaso, ary tsy hita-isa ny
mpitovo-vavy.
9 Iray hiany ny voromailalako, ny tsi-
-manan-tsiny amiko, vavy tokan-dreniny izy,
sombin' ainy izay niteraka azy izy. Ny za-
naka-vavy nahita, ka nankalaza azy, eny,
ny andriambavy sy ny tokantranomaso, dia
nidera azy izareo.
10 Iza no zanaka-vavy izay miposaka ta-
haky ny maraina, tsara-tarehy tahaky ny
volana, madio tahaky ny masoandro, maha-
tahotra tahaky ny mpitondra faneva?
11 Niditra tany an-tanim-boliny ny voan-
-kazo aho, hizaha ny voan-kazo any an-
-dohasaha, hizaha na maniry ny voalo-
boka, na mitsimoka ny voasari-be-voa, na
tsia.
12 Tsy fantatro fa nampandeha ahy ny
fanahiko tahaky ny kalesiny Aminadaba.
13 Miverena, miverena, ry Siolamy; mi-
verena, miverena, mba ho jerenay anao.
Inona no hitanareo aminy Siolamy? Ma-
nahaky ny miaramila roa toko izy.

## TOKO VII.

Manao ahoana ny hatsara-tarehiny ny ton-
gotrao mikiraro, ry zanaka-vaviny ny
maro-lahy! manahaky ny voahangy ny am-
boam-penao, asan-tànan' olo-mahai-zavatra.
2 Tombaboha boribory tsy diso rano ny
foitrao; vary kitsoloha eo amy ny lily ma-
nodidina ny kibonao.
3 Manahaky ny zanak' osy mikiambana
ny nononao roa.
4 Manahaka batery ivory ny vozonao;
farihy any Hesibôna eo anilany ny vavaha-
diny Bati-rabima ny masonao; manahaky
ny batery any Lebanôna manandrify any
Damaseko ny oronao.
5 Manahaka any Karimela ny lohanao
amboninao, ary manahaky ny manganmanga
ny volon-dohanao; mahafaty ny mpanjaka
ny randram-bolo.

6 Manao ahoana ny hatsara-tarehinao, ka
mahafinaritra amy ny fitiavana hianao, ry
malalako!
7 Manahaky ny hazo rofia io tsara-bikia-
nao io, ary sampahom-boaloboka ny nono-
nao.
8 Hoy izaho, Hiakatra amy ny hazo rofia
aho, hihiazony ny rantsany aho: ary anke-
hitriny manahaka sampahom-boaloboka ny
nononao, ary manahaka voasari-mamy ny
fofon' oronao.
9 Ary ny vavanao manahaky ny divay
tsara ho any ny malalako, izay mora ha-
telina, mampiteny ny molotry izay ma-
tory.
10 —Any ny malalako aho, ka manina
ahy izy.
11 Avia, ry malalako, aoka hankany an-
-tsaha isikia; aoka handry any an-tamboho
isikia.
12 Aoky hifoha maraina hankany an-ta-
nim-boaloboka isikia; aoky hizahantsikia
na maniry ny tahom-boaloboka, na mipo-
saka ny voaloboka madinikia, na mitsi-
moka ny voasari-be-voa, na tsia: any hano-
mezako anao ny fitiavako.
13 Mahamanitra ny voantango; ary eo
am-bavahadintsikia ny zava-mahafinaritra
rehetra, sady vaovao no ela; efa tehiriziko
ho anao, ry malalako.

## TOKO VIII.

Enga ka nanahaky ny anadahiko, izay
ninono an-dreniko, hianao! raha tàhiny
nahita anao teny ala-trano aho, dia nanoro-
ka anao aho, eny, tsy ho tevatevaina aho.
2 Hitari-dàlana anao aho, dia ho entiko
any an-tranon-dreniko, ka hampianariny
aho: hampisotroiko divain-dranom-boasari-
ko-be-voa nasian-java-manitra hianao.
3 Hanondana ahy ny tànan' ankaviany,
ary hisangy ahy ny tànan' ankavanany.
4 Mananatra anareo aho, ry zanaka-va-
viny Ieriosalema, aza mampitaitra, na mam-
pifoha ny havako, raha tsy sitraky ny fony.
5 —Iza moa io no miakatra avy any an-
-efitra, ka miankina amy ny malalany?—
Izaho nitaiza anao teo ambany ny hazo
voasary; teo niterahan-dreninao anao, teo
niterahany izay niteraka anao.
6 Apetaho amy ny fonao tahaky ny kase
aho, dia amy ny sandrinao tahaky ny kase;
fa mahery tahaky ny fahafatesana ny fitia-
vana; loza-be tahaky ny fasana ny fialona-
na; vain'afo midedadeda indrindra ny vain'
afony.
7 Rano be tsy mahavono fitiavana, ka tsy
mahafaoky iny ny rano mandriaka; raha
homen' olona ny fananan-drehetra eo an-
-tranony hividy fitiavana, dia hatao tsinon-
tsinona avokoa izany.
8 Manan-drahavavy kely izahay, ka tsy
mana-nono izy: inona no hataonay amy ny
rahavavinay, raha omby amy ny andro ha-
nambarana azy?
9 —Raha mànda izy, dia hataontsikia
trano-vola eo amboniny; ary raha vara-
varana izy, dia ho saronantsikia hazo fisaka
sedera izy.
10 —Mànda aho, ary manahaka batery
ny nonoko; dia nanahaky izay nahita soa
teo imasony aho.—
11 —Nanan-tanim-boaloboka i Solomona
tany Bali-hamôna; nahofany ny mpiandry
ny tanim-boaloboka; samy nitondra vola
arivo avy ny isan' olona noho ny voan-
-kazony.
12 —Eo anatrehako ny tanim-boalobo-
ko, izay efa ahy; arivo ho anao, ry Solo-
mona, ary roan-jato ho any ny mpiandry ny
voan-kazony.
13 —Hianao izay mitoetra eo an-tanim-
-boly, mihaino ny feonao ny sakaiza maro:
ampandreneso ahy *iny*.
14 —Mandehana faingiana hianao, ry
malalako, ary aoka hanahaka osy, sa zanak'
osy, any an-tendrombohitry ny zava-mani-
tra hianao.

## NY BOKINY

# ISAIA MPAMINANY.

---

### TOKO I.

Ny fanindrimandriny Isaia zanaky Amôza,
izay efa hitany nilaza any Ioda sy Ieriosalema,
tamy ny androny Ozia, Iotama,
Ahaza, Hezekia, mpanjaka any Ioda.
MIHAINOA, ry lanitra; ary mandrenesa,
ry tany: f' Iehovah efa niteny: Izaho efa
nitaiza, ka namelon-jaza, f' izareo efa niodina tamiko.
3 Ny omby mahalala ny tompony, ary ny
ampondra ny fihinanam-bilony ny tompony;
ny Isiraely tsy mahalala, ny oloko
tsy misaina.
4 Indrisy, firenena manota, olona mavesa-keloka,
taranaka mpanao-ratsy, zanaka
izay mihiaratsy! efa nahafoy any Iehôvah
izareo, efa nanevateva ny Iray Masiny ny
Isiraely izareo, efa nihiemotra izareo.
5 Atao ahoana no hamely anareo intsony?
mainkia hanao ditra hianareo: marary
ny loha rehetra, ka marofy ny fo rehetra:
6 Hatramy ny faladia, ka hatramy ny
loha, tsy misy fahafinaretana eo; fery, sy
torotoro, ary areti-mihiady: tsy voa kombona,
na voa fehy, na voa hoso-tsolikia
ireny.
7 Efa lao ny taninareo, efa nodoran' afo
ny tanànanareo: ny taninareo, lanim-bahiny
eo imasonareo iny, ary efa lao iny
tahaky ny ravam-bahiny.
8 Ary efa nilaozana ny zanaka-vaviny
Ziôna, tahaky ny trano kely eo anatiny ny
tanim-boaloboka, tahaky ny trano fitoerana
eo anatiny ny tanim-boliny ny voantango,
tahaky ny tanàna natao fahirano.
9 Raha tsy navelany Iehôvah Tompony
ny maro olona vitsivitsy ho antsikia, dia
tahaka any Sodoma, *ka* nanahaka any Gomora
isikia.
10 Mihainoa ny teniny Iehôvah, hianareo
mpanapaka any Sodoma; mandrenesa ny
lalàn' Andriamanitsikia, hianareo olona any
Gomora.
11 Ataoko inona ny hamarony ny fanalamboadinareo?
hoy Iehôvah: voky ny fanatitr'ondri-lahy
hodorana, ambany ny taviny
ny biby nafahy, Aho; ary tsy sitrako
ny ran' omby, sy zanak' ondry, ary osi-lahy.
12 Raha avy hiseho eo anatrehako hianareo,
iza no nitady izany taminareo, mba
handia ny kianjako?
13 Aza mitondra fanati-poana intsony;
halako zava-manetona, tsinam-bolana, sy
sabata, *ary* fiantsoam-piangonana; tsy aritro
ny ota momba ny fiangonana masina.
14 Halany ny fanahiko ny tsinam-bolanareo,
sy ny fanasanareo araky ny fotoany:
mampahory ahy ireny; sasatra hitondra
*ireny* Aho.
15 Ary raha mamelatry ny tànanareo hianareo,
dia hafeniko anareo ny masoko: eny,
raha manao vavaka maro hianareo, tsy mba
hihaino Aho: feno ra ny tànanareo.
16 Misasà hianareo, madiova hianareo;
esory ny ratsiny ny fanaonareo eo anoloany
ny masoko; mitsahara hanao ratsy;
17 Mianara hanao soa; tadiavo fitsarana,
vonjeo ny ory; omeo rariny ny kamboty;
alaharo ny teniny ny mpitondra-tena.
18 Avia ankehitriny, ary aoky hifandahatra
isikia, hoy Iehôvah; na dia manahaky
ny jaky ny fahotanareo, dia ho fotsy tahaky
ny oram-panala ireny; na dia mena tahaky
ny sily, dia hanahaky ny landahazo ireny.
19 Raha mazoto, ka mihaino hianareo,
dia hihinany ny soa avy amy ny tany hianareo:
20 Fa raha mandà, ka miodina hianareo,
dia ho lanin-tsabatra hianareo: fa ny vavany
Iehôvah no niteny.
21 Indrisy, efa mpijangajanga ny tanàna
marina! feno fitsarana iny fahiny; nitoetra

teo ny fahamarinana; fa ankehitriny ny
mpamono-olona.
22 Efa taim-bola ny volafotsinao, efa ma-
tsatso rano ny divainao:
23 Miodina ny andriandahinao, ary na-
many ny mpangalatra izareo: samy tia
tambitamby avy izy rehetra, ka mitady
tamby avokoa: ny kamboty, tsy mba no-
meny ny rariny, ary ny teniny ny mpiton-
dra-tena tsy tonga any aminy.
24 Izany no anavany Iehôvah, Tompony
ny maro, ny Mahery eo amy ny Isiraely,
hoe, Indrisy, ho afaka amy ny fahavaloko
Aho, ka hampijaliko ny rafilahiko:
25 Kanefa hameriny ny tànako aminao
Aho, ary handrendriky ny taim-bolanao ho
afaka toy ny amy ny fanadiovana, ka ha-
nesoiry ny firakao rehetra Aho:
26 Ary hampiverenako ny mpitsara anao
tahaky ny fahiny, ary ny mpanolo-tsaina
anao tahaky ny am-boalohany: rehefa
afak' izany, dia hatao ny anaranao hoe,
Tanàna marina, vohitra mahatoky.
27 Fitsarana hanavotana any Ziôna, ary
fahamarinana ny tafa-verina eo.
28 Ary samy haringiana avokoa ny mpio-
dina sy ny mpanota, ary ho fongotra izay
mahafoy any Iehôvah.
29 Fa ho menatra hianareo noho ny
voamboana izay nirinareo, ary ho very
hevitra hianareo noho ny tanim-boly izay
efa no fidinareo.
30 Fa hanahaky ny voamboana izay ma-
lazo ravina, ka hanahaky ny tanim-boly izay
tsy misy rano hianareo.
31 Ary ho hoto ny olo-mahery, ary ho
kilalaon' afo ny asany: ary samy hiara-
-kodorana izy roroa, ka tsy hisy hamono.

## TOKO II.

Ny teny izay efa hitany Isaia zanaky Amô-
za nilaza any Ioda sy Ieriosalema.

Ary amy ny andro farany hampitoerany
ny tendrombohitry ny tranony Iehôvah any
an-tampony ny tendrombohitra hafa koa,
ka hanandratany iny any ambony ny tanety
rehetra; ary ny firenen-drehetra hiriaka
any.
3 Ary olona maro handeha, ka hanao hoe,
Avia, ary aoky hiakatra any an-tendrom-
bohitry Iehôvah isikia, ho any an-tranon'
Andriamanitry Iakoba, ary Izy hampiana-
tra antsikia ny làlany, ary handeha amy
ny alehany isikia: fa hivoaka any Ziôna
ny lalàna, ary avy any Ieriosalema ny te-
niny Iehôvah.
4 Ary Izy hitsara eo amy ny firenen-tsa-
mihafa, ka hananatry ny olona maro; ka
hanefy ny sabatrany ho fihiadian-tany, ary
ny lefony ho fijinjana, izareo: tsy hisy
firenena hanangan-tsabatra hamely firenena,
na hianatra ady intsony.
5 Ry mpianakaviny Iakoba, avia, ary
aoka handeha amy ny fahazavany Iehôvah
isikia.
6 Efa nahafoy ny mpianakaviny Iakoba,
olonao, tokoa Hianao, satria efa feno avy
tany atsinanana izareo; ary efa mpisikidy
tahaky ny Filisitia izareo, ary ny zana-ba-
hiny anavany varotra.
7 Ary henikia volafotsy sy volamena ny
taniny, ka tsi-hita-lany ny fananany: ary
heni-tsoavaly ny taniny, ka tsi-hita-lany ny
fiarakodiany:
8 Heni-tsampy koa ny taniny; mivava-
ka amy ny asany ny tànany izareo, dia izay
nataony ny rantsan-tànany:
9 Dia ampidinina ny olona ambany, ka
aetry ny olona ambony: fa tsy mba have-
lanao ny helony.
10 Midira any am-batolampy, ka miere eo
am-bovoka, noho ny fatahorana any Iehô-
vah sy ny voninahitry ny fahalehibea-
zany.
11 Ny fiandrandra-mason' olona haetry,
ary ny fiavonavonan' olona hampidinina,
ary Iehôvah hiany no hasandratra, aminy
iny andro iny.
12 Fa hisy andro ho any Iehôvah Tom-
pony ny maro, hanohitry izay rehetra mi-
rehareha sy miavonavona, ambany izay
rehetra misandratra; dia haetry izy:
13 Ary hanohitry ny hazo sedera rehe-
tra any Lebanôna, izay miakatr' ambony,
sy misandratr' avo, ary ny hazo voamboana
rehetra any Basana;
14 Ary hanohitry ny tendrombohitra avo
rehetra, sy ny tanety rehetra izay misan-
dratra;
15 Ary hanohitry ny trano fiarovana avo
rehetra, sy ny mànda mafy rehetra;
16 Ary hanohitry ny sambo rehetra any
Tarisisa, sy ny zava-mahafinaritra rehetra
hita-maso.
17 Ary ny fireharehan' olona haetry, ary
ny fiavonavonan' olona hampidinina: ary

Iehôvah hiany no hasandratra aminy iny
andro iny.
18 Ary ny sampy ho ravany avokoa.
19 Ary hiditra any an-dava-bato, sy any
an-dava-tany, ny olona, noho ny fataho-
rana any Iehôvah, sy ny voninahitry ny
fahalehibeazany, raha hitsangana hampi-
hiorohoro ny tany Izy.
20 Aminy iny andro iny hanariany ny
olona, ho any ny tandraka sy ny manavy,
ny sampim-bolafotsiny sy ny sampim-bola-
menany, izay nataony hivavahany;
21 Raha miditra any amy ny vakivakiny
ny vatolampy, sy any an-tampony ny vato-
lampy mitresaka, izy, noho ny fatahorana
any Iehôvah, sy ny voninahitry ny fahale-
hibeazany, raha mitsangana hampihioroho-
ro ny tany Izy.
22 Mialà amy ny olona, fa zava-mifofo-
fofo hiany no eo am-bav' orony; ka atao
inona no fihieverana azy?

## TOKO III.

F' INDRO, Iehôvah Tompony ny maro ma-
nesotry ny tohana sy ny tehina aminy Ierio-
salema sy Ioda, dia izay toha-mofo sy to-
han-drano rehetra,
2 Ny mahery sy ny mpiady, ny mpitsara
sy ny mpaminany, ary ny mpisikidy sy ny
anti-panahy,
3 Ny mpifehy dimam-polo, sy ny manam-
-boninahitra, sy ny mpanolo-tsaina, sy ny
mahai-zavatra, ary ny mahai-ody.
4 Ary zaza homeko ho andriandahiny,
ary zaza-bodo hanapaka azy.
5 Ary ny olona samy hampahory ny na-
many avy, sy ny olona manakeky azy avy;
hiavonavona ny zaza amy ny anti-panahy,
ary ny tevatevaina amy ny malaza.
6 Raha ho tànan' olona ny rahalahiny eo
amy ny tranon-drainy, hoe, Manana fita-
fiana hianao; aoka hanapaka anay hianao,
ka ho ambany ny tànanao io fandravan' io:
7 Aminy iny andro iny hianiananany, hoe,
Tsy ho mpifehy aho; f' eo an-tranoko tsy
misy mofo, na fitafiana: aza manao ahy ho
mpanapaky ny olona.
8 F' efa nirodana Ieriosalema, ary efa nian-
jera Ioda: satria manohitra any Iehôvah
ny lelany, sy ny asany, hampahatezitry ny
masony ny voninahiny.
9 Ny tarehiny ny tavany miampanga azy,
ary mitory ny fahotany tahaka any Sodo-
ma izareo, tsy manafiny *iny* izareo. Mahita
loza ny fanahiny! fa manisy ratsy tena
izareo.
10 Lazao amy ny marina hoe, fa ho tsa-
ra-toetra izy; fa ny vokatry ny asany no
ho haniny.
11 Indrisy, ho ratsi-toetra ny ratsi-fanahy;
fa ny tambiny ny tànany no homena azy.
12 Ny oloko, zaza no mampahory azy,
ary vehivavy no manapaka azy. Ry oloko,
ny mpitarikia anao mampandiso *anao*, ary
mandrava ny làlan-kalehanao izareo.
13 Iehôvah mitsangana handahatra, ka
mitoetra hitsara ny olona.
14 Iehôvah hanatriky ny loholony, sy ny
andriandahiny, amy ny fitsarana:—F' efa
nandany ny tanim-boaloboka hianareo; eo
an-tranonareo ny fananany ny malahelo:
15 Maninona anareo no mampahory ny
oloko, ka torotoroinareo ny tavany ny ma-
lahelo?—hoy Iehôvah Tompony ny maro.
16 Ary hoy Iehôvah, Satria miavonavona
ny zanaka-vaviny Ziôna, ka mandeha mito-
fefi-hatoka, sy mangari-maso, ka mitsai-
tsaikia ny fandehany, ka mikiorintsan-ton-
galikia ny tongony;
17 Dia hataony ny Tompo ho sola ny
tampon-dohany ny zanaka-vaviny Ziôna,
ary Iehôvah hampiseho ny toetrany.
18 Aminy iny andro iny hanesorany ny
Tompo ny firava-tsoa an-tongotra, sy ny
firandranana, sy ny fifehezana tsinam-bo-
lana,
19 Ny havina, sy ny haba, ary ny fisaro-
nana,
20 Ny satroka, sy ny fehin-tongotra, sy
ny kitamby, ary ny tavohangy mampiaina,
sy ny ody,
21 Ny fera, sy ny firavaka an-orona,
22 Ny fitafiana fihaingoana, sy ny akanjo,
sy ny lamba lava, ary ny kitapo,
23 Ny fitaratra, sy ny hariry madinikia,
sy ny kofehy, ary ny fisampinan-dehibe.
24 Ary ho solony ny manitra ny maimbo;
ary ho solony ny fisikinana ny triatra; ary
ho solony ny volo mirandrana ny sola;
ary ho solony ny fisaronan-tratra, ny lamba
fisaonana; ho solony ny fahatsara-tarehy
ny fandoroana.
25 Ho lavon-tsabatra ny lehilahinao, dia
ny olonao mahery, raha miady.
26 Dia halahelo sy hisaona ny vavaha-
diny: ary rehefa rava, dia hipetraka amy
ny tany izy.

## TOKO IV.

ARY hihiazona lehilahy iray ny vehiva-
vy fito aminy izany andro izany, ka hanao
hoe, Ny mofonay hiany no ho haninay,
ary ny lambanay hiany no ho tafinay: aoky
ny anaranao hiany hiantsoana anay, hana-
lany ny tsininay.
2 Ho tsara-tarehy sy halaza ny Sam-
pany Iehôvah aminy iny andro iny, ary ho
tsara sy ho soa ny Vokatry ny tany, ho any
ny Isiraely, izay afaka nandositra.
3 Ary izay efa avela any Ziôna, ambany
izay sisa any Ieriosalema, hatao hoe, Ma-
sina, dia izay rehetra voa soratra eo amy ny
velona any Ieriosalema;
4 Rehefa hampanozany ny Tompo ny fa-
nahy fitsarana, sy ny fanahy fandoroana, ny
falotoany ny zanaka-vaviny Ziôna, ka ham-
panadiovany iny ny rany Ieriosalema ho
afaka aminy.
5 Dia hasiany Iehôvah eo ambony ny
fitoeran-drehetra an-tendrombohitra Ziôna,
sy ambony ny fiangonany, rahona sy se-
troka nony andro, ary fahazavan' afo mi-
dedadeda nony alina: eny, hisy firakotra
ambony ny voninahitra rehetra.
6 Ary hisy trano-lay ho fialofana amy ny
mahafana nony andro, ary ho fiarovana sy
fierena amy ny riaka sy ny ranonorana.

## TOKO V.

HIHIRA aho ankehitriny ho any ny mala-
lako fihirany ny malalako, milaza ny tanim-
-boalobony. Ny malalako nanan-tanim-
-boaloboka teo an-tanety avo mahavokatra:
2 Dia nihiady iny, ka nanesotry ny vato
teo Izy, dia namboly teo ny voaloboka
tsara Izy, ka nanao trano fiarovana teo
afovoany, ka nasiany teo koa vata famia-
zana: dia niandry Izy fa hamoa voaloboka
iny, kanjo namoa voalobo-dratsy iny.
3 Ary ankehitriny, ry mponina any Ie-
riosalema, ary ry lehilahiny Ioda: masìna
hianareo, tsarao Aho sy ny tanim-boalo-
boko.
4 Inona no hatao indray amy ny tanim-
-boaloboko, ka tsy nataoko taminy? raha
niandry iny hamoa voaloboka Aho, na-
hoana no namoa voalobo-dratsy iny?
5 Ary ankehitriny, aoka hambarako ana-
reo izay hataoko amy ny tanim-boaloboko:
hanesotry ny fefim-boliny Aho, ka ho lany
iny; handrava ny ampentaniny Aho, ary
ho hitsahina iny:
6 Ary ho foanako iny: tsy hesorina ny
sakeliny, na ho hadina iny; fa haniry hery
sy tsilo: ary handidy ny rahona koa Aho,
mba tsy hampilatsahany ny ranonorana iny.
7 Fa tanim-boaloboky Iehôvah Tompony
ny maro ny mpianakaviny Isiraely, ary sam-
pany mahafinaritra ny lehilahiny Ioda; ary
niandry fahamarinana Izy, k' indro, fampa-
horiana; fitsarana, k' indro, fitarainana.
8 Mahita loza izay mampikiambana trano
amy ny trano, izay mampiray saha amy ny
saha, mandra-paha-tsi-hisiana fitoerana, ka
honenanareo mitokana eo afovoany ny tany!
9 Efa omby eo an-tsofiko izany, avy ami-
ny Iehôvah Tompony ny maro, Ho foana
tokoa ny trano maro; tsy hana-mponina ny
lehibe sy ny tsara:
10 Fa ny tanim-boaloboka akera folo ha-
havokatra bata iray hiany; ary ny voan-
-javatra erany ny vata homera hahavokatra
vata efaha iray hiany.
11 Mahita loza izay mifoha maraina koa,
mba hanaraka toaka: izay maharitra man-
dra-paharivany ny andro, hampirehetan-di-
vay ireny!
12 Ary ny lokanga sy ny valiha, ny am-
ponga sy ny sodina, ary ny divay, no fana-
sany: fa ny asany Iehôvah tsy mba no he-
veriny, ary ny asany ny tànany tsy mba no
jereny.
13 Koa lasa ho babo ny oloko, satria tsy
manam-pahalalana izareo, ary maty mosary
ny olony malaza, ary matin-ketaheta ny ma-
robe eo:
14 K' izany no nahalehibe ny fasana, ka
nampitanatana vava tsi-hita-hoatra iny: ary
hidina eo ny fireharehany sy ny olony ma-
robe, ary ny fiomanany sy ny mifaly eo:
15 Ary haetry ny olona ambany, ary
hampidinina ny olona ambony, ary ny ma-
sony ny mpiavonavona hampidinina.
16 F' Iehôvah Tompony ny maro no ha-
sandratra amy ny fitsarana, ary Andriama-
nitra, Izay masina, no hasinina amy ny fa-
hamarinana.
17 Ary zanak'ondry hihinana araky ny
fampandehanany ireny: ary ny efitra
mampahatavy ho hanim-bahiny.
18 Mahita loza izay mitarikia heloka
amy ny tadin-java-poana, ary ota toa amy
ny mahazaka lehibe:
19 Izay manao hoe, Aoka halaky haha-

faingiany ny asany Izy, mba hizahanay:
ary aoka hanakeky sy hanatona ny fisai-
nany ny Iray Masiny ny Isiraely, mba ho
fantatray!
20 Mahita loza izay milaza ny ratsy tsara,
ary ny tsara ratsy; izay manao ny maizina
ho mazava, ary ny mazava ho maizina:
izay manao ny mangidy ho mamy, ary ny
mamy ho mangidy!
21 Mahita loza izay hendry eo imason-
-tena, sy manan-tsaina eo anatrehan-tena!
22 Mahita loza izay mahery misotro divay,
sy ny olona mahay mampihiaroharo toaka:
23 Izay manamariny ny meloka haha-
zoana tamby, ka manala ny rariny amy ny
marina!
24 Koa tahaky ny lel'afo mandany ny vodi-
-vary, ary tahaky ny mololo mirehitra ho
levona, dia ho lo ny fakany, ka hiakatra ta-
haky ny vovoka ny voniny: satria nanary
ny lalàny Iehôvah Tompony ny maro izareo,
ka nanevateva ny teniny ny Iray Masiny
ny Isiraely.
25 Izany nirehetany ny fahatezerany Ie-
hôvah tamy ny olony, sy naninjirany ny
tànany hanohitra azy, sy namelezany azy:
dia nihiorohoro ny tendrombohitra, ary efa
manahaka zezikia eo ampovoan-dàlana ny
fatin'olona. Kanefa izany rehetr' izany,
tsy niala ny fahatezerany, fa mbola ahinjitra
hiany ny tànany.
26 Ary hanangana faneva ho any ny fire-
nen-tsamihafa mahalavitra Izy, ka hisia-
ky izay eo amy ny vazan-tany; ary, in-
dro, halaky avy faingiana izareo.
27 Tsy hisy reraka na ho tafintohina eo
aminy ireny; tsy hisy hatory, na ho rendre-
mana aza; ary tsy hiboraka ny fehiny ny
vaniany, ary tsy ho tapaka ny fehiny ny ki-
rarony:
28 Maranitra ny zana-tsipìkiany, ary voa
kendry ny tsipìkiany rehetra; heverina ta-
haky ny afo-vato ny kitron-tsoavaliny, ary
tahaky ny tadio ny kodiarany:
29 Hanahaky ny liona ny fierony, dia
hierona tahaky ny zanaky ny liona izareo;
eny, hirohondrohona izareo, ka handrapaky
izay no tohaina, dia ho entiny tsara, ka
tsy hisy hamonjy.
30 Ary hirohondrohona hamely ireny
aminy izany andro izany izareo, tahaky ny
firohondrohon-dranomasina; raha misy mi-
jery ny tany, indro, aizina *sy* fahoriana, ary
efa mahamaiziny ny mazava ny rahona eo.

## TOKO VI.

Tamy ny taona izay nahafatesany Ozia
mpanjaka, nahitako ny Tompo nipetraka
teo ambony ny lapa sady avo no manerine-
rina, ary nameno ny tempoly ny zava-
-momba Azy.
2 Ny serafima nijanona teo amboniny:
samy nanan'elatra enina avy izareo; roa
nanaronany ny tavany; ary roa nanaronany
ny tongony; ary roa nanidinany.
3 Ary samy niantso ny namany izareo, ka
nanao hoe, Masina, masina, masina, Iehô-
vah Tompony ny maro: heniky ny vonina-
hiny ny tany rehetra.
4 Dia nihietsikietsikia ny tolam-barava-
rana noho ny feony izay niantso, ka feno
setroka ny trano.
5 Dia hoy izaho, Mahita loza aho! fa
maty aho; satria lehilahy maloto molotra
aho; ary, mitoetra eo afovoany ny olona
maloto molotra aho; f' Iehôvah Mpanjaka
Tompony ny maro hitany ny masoko.
6 Dia nanidina hankeo amiko ny sera-
fima anankiray, mitondra vain'afo eny an-
-tànany, izay nalainy tamy ny tandra teo
ambony ny fivoadiana;
7 Dia nampanendry *iny* ny vavako izy,
ka nanao hoe, Indro, efa nanendry ny mo-
lotrao io; ary afaka ny helokao, ka voa dio
ny fahotanao.
8 Dia nandre ny feony ny Tompo aho,
manao hoe, Iza no hirahiko, ary iza no
handeha ho solom-bavanay? Dia hoy
izaho, Inty aho; iraho aho.
9 Ary hoy Izy, Mandehana, ka lazao
aminy ireo olon' ireo, Mihainoa dia mihai-
noa hianareo, fa aza mahalala; ary mijere
dia mijere hianareo, fa aza mahafantatra.
10 Atavy matavy ny fony ireo olon' ireo
hianao, dia atavy lalodalovana ny sofiny,
ka atavy mikimpy ny masony; fandroa
hahita ny masony, ary handre ny sofiny,
ka mahalala ny fony, ary hiverina izareo,
ka ho sitrana.
11 Dia hoy izaho, Tompo ô, mandra-pa-
hoviana? Ary hoy Izy, Mandra-paharava
ny tanàna, ka tsy hisy mponina, ary ny
trano, ka tsy hisy olona, ka ho lao dia lao
ny tany,
12 K' efa nampanalavitry ny olona Ie-
hôvah, k' efa lehibe ny fandaovana eo afo-
voany ny tany.
13 Kanefa ho eo hiany ny fahafolony,

dia ho lany indray iny: tahaky ny hazo
voasary, ary tahaky ny hazo voamboana,
izay manam-pototra, na dia mihintsan-dravi-
na aza, dia ho fototra eo ny taranaka masina.

## TOKO VII.

Ary tamy ny androny Ahaza zanaky Io-
tama zanaky Ozia mpanjaka any Ioda, nia-
karany Rezina mpanjaka any Siria, ary
Peka zanaky Remalia mpanjaky ny Isi-
raely, ho any Ieriosalema hiady aminy;
fa tsy nahafaky iny izy:
2 Ka nambara tamy ny mpianakaviny
Davidy, hoe, Ny Siria niankina tamy ny
Efiraima. Dia nihiorohoro ny fony sy ny
fony ny olona, tahaky ny fampihiorohoro-
rony ny rivotra ny hazo any an-ala.
3 Dia hoy Iehôvah taminy Isaia, Mi-
voaha ankehitriny hitsena any Ahaza, hia-
nao sy Seara-iasioba zanakao, eo amy ny
farany ny lakan-dranony ny farihy ambony,
eo amy ny làlam-be mankany an-tsahany
ny mpamotsi-lamba;
4 Ka lazao aminy hoe, Tandremo, ka
mitoera tsara; aza matahotra, ary aza mba
ho reraka ny fonao, noho ireo rambon-droa
amy ny forohana maneton' ireo, noho ny
firehetany ny fahatezerany Rezina sy ny
Siria, ary ny zanaky Remalia.
5 Satria efa namoron-tsain-dratsy ny Si-
ria, *sy* ny Efiraima, ary ny zanaky Remalia,
hanohitra anao, hoe,
6 Andeha isikia hiakatra hamely any
Ioda, sy hampitaitra azy, ary handrava azy
ho antsikia, ary hanangana mpanjaka eo
afovoany, dia zanaky Tabeala:
7 Izany no lazainy Iehôvah Andriama-
nitra, Tsy hitoetra, na ho tanteraka izany.
8 Fa lohany Siria no i Damaseko, ary lo-
hany Damaseko no i Rezina; dia ho rava
ny Efiraima amy ny dimy amby enim-polo
taona, ka tsy ho firenena.
9 Ary lohany Efiraima no i Samaria, ary
lohany Samaria no zanaky Remalia. Raha
tsy hino hianareo, dia tsy mba hampitoe-
rina tsy akory hianareo.

10 Ary Iehôvah niteny taminy Ahaza
indray, ka nanao hoe,
11 Mangataha famantarana aminy Iehô-
vah Andriamanitrao ho anao: mangataha
na amy ny lalina, na amy ny avo ambony.
12 Ary hoy Ahaza, Tsy mba hangataka aho,
ary tsy mba haka-fanahy any Iehôvah aho.
13 Ary hoy izy, Mihainoa ankehitriny,
ry mpianakaviny Davidy; Ataonareo za-
vatra kely va ny manasatr'olona? fa ha-
nasatra an'Andriamanitro koa va hianareo?
14 Izany hanomezany ny Tompo hiany
famantarana anareo: Indro, ho bevohoka
ny mpitovo-vavy, ary izy hiteraka zanaka-
-lahy, ary ny anarany hataony hoe, Ima-
nioela:
15 Ronono-mandry sy tantely ho haniny,
rehefa hahalala handà ny ratsy, sy hifidy
ny soa, Izy.
16 Kanefa, dieny tsy mbola hahalala handà
ny ratsy, na hifidy ny soa, lehy Zaza, ny
tany izay ravanao ho foiny ny mpanjaka
roa eo.
17 Iehôvah hitondra aminao, sy amy ny
olonao, ary amy ny mpianakavin-drainao,
andro izay tsy mbola nisy toy izany hatra-
miny izay andro nialany ny Efiraima tamy
ny Ioda; dia mpanjaka any Asiria.
18 Ary Iehôvah hisiaka aminy izany an-
dro izany ny lalitra izay eo amy ny farany
ny ony Ejipity, ary ny renin-tantely izay eo
amy ny tany Asiria:
19 Ary ho avy ireo, ka hipetraka izy re-
hetra eo an-keniheny nilaozana, sy eo am-
-batolampy mitresaka, sy eo amy ny tsilo
rehetra, ary eo amy ny be ahitra rehetra.
20 Aminy izany andro izany hanaratany
ny Tompo ny loha sy ny volon-tongotra
amy ny hareza tambazana; dia amy ny
olona izay any an-dafiny ny ony, *sy* amy ny
mpanjaka any Asiria: ary hatao ho afaka
ny volom-bava koa.
21 Ary aminy izany andro izany hiom-
pian' olona vantotr' omby sy ondry roa:
22 Ary noho ny habeny ny ronono izay
homena, hihinanany ronono-mandry: fa ro-
nono-mandry sy tantely ho haniny izay sisa
rehetra eo amy ny tany.
23 Ary hisy, aminy izany andro izany,
hery sy tsilo eo amy ny fitoeran-drehe-
tra izay nisiana voaloboka arivo, vidin-tetim-
-bola arivo.
24 Zana-tsipìkia, sy tsipìkia hidiran' olo-
na any; fa haniry hery sy tsilo ny tany re-
hetra.
25 Fa ny tanety rehetra izay efa nihia-
diany ny fangady, tsy mba hankanesany
ny fampahatahorany ny hery sy ny tsilo;
fa ho fandehanan' omby sy fandiavan' on-
dry ireny.

## TOKO VIII.

Ary hoy Iehôvah tamiko, Alao ho anao
taratasy lehibe, ka soraty amy ny fanora-
tan'olona eo aminy, hilaza any Maheri-
-salali-hazi-baza.
2 Dia nalaiko Ioria mpisorona, sy Zaka-
ria zanaky Ieberekia, ho vavolombelona
marina ho ahy hanambara.
3 Ary nankany amy ny mpaminani-vavy
aho; dia behovoka izy, ka niteraka za-
naka-lahy. Ary hoy Iehôvah tamiko,
Atavy ny anarany hoe, I Maheri-salali-
-hazi-baza.
4 Fa dieny tsy mbola hahalala hiantso
hoe, Raiko, sa Reniko, ny zaza, ho entina
eo anatrehany ny mpanjaka any Asiria,
ny harena Damaseko, sy ny fananana Sa-
maria.
5 Ary Iehôvah niteny tamiko indray, ka
nanao hoe,
6 Satria laviny ireo olon' ireo ny rano
Siloa izay misononoka, ary Rezina sy ny
zanaky Remalia ifaliany,
7 Koa aminy izany, indro, ny Tompo
hampiakatry ny ranony ny Ony ho any
aminy, mahery ka mandriaka, dia ny
mpanjaka any Asiria sy ny voninahiny re-
hetra: ary ambony ny falehany ny rano
rehetra hiakarany, ary ambony ny amoron-
-dranony rehetra halehany:
8 Ka handeha hitety any Ioda handriaka
sy hanafotra izy; hahatratry ny havozo izy:
ary ny famelatry ny elany hanarony ny ha-
beny ny taninao, ry Imanioela ô.
9 —Aoka hasiaka hianareo, ry olona maro,
kanefa ho torotoroina hianareo; ary mi-
hainoa hianareo, ry tany lavitra rehetra:
misikìna hianareo, kanefa ho torotoroina
hianareo; misikìna hianareo, kanefa ho
torotoroina hianareo.
10 Mifampanalà saina hianareo, kanefa
ho tsinontsinona iny; lazao ny teny, dia
tsy hitoetra iny: fa momba anay Andria-
manitra.
11 Fa herin-tànana nitenenany Iehôvah
izany tamiko, sy nampianarany ahy, mba
tsy handehanako amy ny làlan-kalehany
ireo olon' ireo, hoe,
12 Aza manao hoe hianareo, Misy mi-
kiomy, milaza izay zava-drehetra ataony
ireo olon' ireo hoe, Misy mikiomy; ary aza
matahotra araky ny fatahorany, na mango-
vitra hianareo.
13 Hasino Iehôvah Tompony ny maro:
ary aoky Izy no hatahoranareo, ary aoky
Izy no hangovitanareo.
14 Ary ho fitoerana masina Izy; fa ho
vato mahatafintohina, sy vatolampy maha-
solafaka, amy ny mpianakavy roa any Isi-
raely; ho tonta sy fandrikia aminy izay mo-
nina any Ieriosalema.
15 Ary maro no ho tafintohina aminy; ary
ho lavo, ho torotoro, ary ho fandrihiana, sy
ho famborina izareo.
16 Fehezo ny filazana: apetaho ny la-
làna ho any ny mpianatro.
17 Ary izaho hiandry any Iehôvah, Izay
manafiny ny tavany amy ny mpianakaviny
Iakoba, ka hatoky Azy hiany aho.
18 Indro, izaho, sy ny zaza izay nomeny
Iehôvah ahy, ho famantarana, ary ho faha-
gagana eo amy ny Isiraely avy aminy Ie-
hôvah Tompony ny maro, Izay mitoetra
any an-tendrombohitra Ziôna.
19 Ary raha ho lazain' olona aminareo
hoe, Manontania ny mpanandro sy ny mpi-
sikidy izay mibitsibitsikia sy mitenitenу,
tsy hanontany an' Andriamaniny va ny
olona? *hanontany* ny maty hitahy ny ve-
lona *v' izareo*?
20 Ho amy ny lalàna sy ny filazana: raha
tsy miteny araky izany teny izany izareo,
fa tsy miposaka ny mazava aminy;
21 Dia ho lasa mitety ny tany izareo, ma-
hantra, ka maty mosary: ary ho tezitra iza-
reo, raha mosary, ka hanozony ny mpan-
jakany, sy ny Andriamaniny, ka hiandran-
dra izareo:
22 Dia hijery ny tany izareo: ary, indro,
fahoriana sy fahamaizinana; ho maizina
amy ny fahoriana; dia ho roahina ho amy
ny maizina izareo.

## TOKO IX.

Fa ny maizina, izay hanjo ny tany izay
hampahorina, tsy mba hanahaky izay anara-
tsiany ny tany Zebiolona sy ny tany Nafi-
taly eo am-boalohany, ary anomezam-boni-
nahitra eo aoriana, eo an-dàlana amoron-
-dranomasina, an-dafiny Ioridany, any Ga-
lily any ny firenena maro.
2 —Ny olona izay nandeha teo amy ny
maizina mahita fahazavana lehibe: izay
nitoetra teo amy ny tany aloky ny fahafà-
tesana, izareo iposahany ny mazava.
3 Nanamaro ny firenena Hianao; nampi-

tombo ny fifaliany Hianao: mifaly eo antre-
hanao izareo araky ny fifaliana eo amy ny
fararano, tahaky ny mifaly raha mizara
babo.
4 F' efa no tapahinao ny fitondran' en-
tany, ary ny tehina an-tsorony, ny tsora-
kazony ny mpampahory azy, tahaky ny
tamy ny androny Midiana.
5 F' izay mety ho fiarovan-tongotry ny
mpiaro tongotra eo amy ny ady, ary
ny fitafiana misobo-dra, hodorana, hataina.
6 Fa Zaza no teraka ho antsikia, Za-
naka-lahy nomena ho antsikia: ary ho eo
an-tsorony ny fitondrana; ary ny anarany
hatao hoe, Mahagaga, Mpanolo-tsaina,
Andriamanitra mahery, Rainy ny mandra-
kizay, Andriany ny fihiavanana.
7 Tsy ho tapitra ny fandrosoany ny fiton-
drana sy ny fihiavanana any an-dapany
Davidy sy ny fanjakany, handahatry iny,
sy hampitoetry iny, amy ny fitsarana sy ny
fahamarinanana, ankehitriny, ka ho mandra-
kizay. Ny zotom-pony Iehôvah Tompony
ny maro hanefa izany.

8 NAMPITONDRA teny tamy ny Iakoba ny
Tompo, ka latsaka tamy ny Isiraely izany.
9 Dia hahalala ny olon-drehetra, dia ny
Efiraima sy ny monina any Samaria, izay
manao amy ny fiavonavonana sy ny fire-
hareham-po hoe,
10 Nianjera ny birikia, fa hataontsikia
vato mirafitra: voa jinja ny aviavy, fa ho
soloantsikia hazo sedera ireny.
11 Ary Iehôvah hanangana hanohitra azy
ny mpampahory ananan-DRezina, ka ha-
nangony ny mpandrafy azy:
12 Ny Siria eo atsinanana, ary ny Filisi-
tia eo andrefana; ary handringiany ny Isi-
raely amy ny vava mitanatana izareo. Ka-
nefa izany rehetr' izany, tsy niala ny faha-
tezerany, fa mbola ahinjitra hiany ny tà-
nany.
13 Fa ny olona tsy miverina ho aminy
Izay mamely azy, ary tsy mitady any Ie-
hôvah Tompony ny maro izareo.
14 Ary Iehôvah hamongotra amy ny Isi-
raely indrai-andro hiany, ny loha sy ny
rambo, ny sampan-drofia, sy ny zozoro;
15 Ny anti-panahy, sy ny manam-boni-
nahitra, no loha; ary ny mpaminany izay
mampianatra laingia no rambo.
16 Fa ny mpitariky ireo olon' ireo mam-
pania; ary izay no tarihina eo aminy dia lany.
17 Izany tsy hifaliany ny Tompo ny za-
tovony, ary tsy hiantrany ny kambotiny sy
ny mpitondra-tenany: fa samy mpanompa
sy mpanao-ratsy izy rehetra, ary ny vava
rehetra miteny fahadalana. Kanefa izany
rehetr' izany, tsy niala ny fahatezerany, fa
mbola ahinjitra hiany ny tànany.
18 Fa fanahi-ratsy mandoro tahaky ny
afo: ho lany iny ny tsilo sy ny hery, ka
hirehitra ny ala mikirindro, ary hiakatra
tahaky ny fisavoan-tsetroka ireny.
19 Efa may ny tany noho ny fahate-
zerany Iehôvah Tompony ny maro, ary ny
olona hanahaky ny kitay ataina: tsy hisy
olona hiantra ny rahalahiny.
20 Ary handrapaka eo an-tànan'ankava-
nana izareo, ka ho noana; ary hihinana eo
an-tànan'ankavia, ka tsy ho voky: samy
hihinany ny nofon-tsandriny avy izareo:
21 Ny Manase, ny Efiraima; ary ny
Efiraima, ny Manase: izy roa tonta hiara-
-hanohitry ny Ioda. Kanefa izany rehetr'
izany, tsy niala ny fahatezerany, fa mbola
ahinjitra hiany ny tànany.

## TOKO X.

MAHITA loza ny mpanao lalàna tsi-marina,
ary ny mpanoratra izay manoratra zava-
-mampahory;
2 Mba hampiala ny mahantra amy ny fitsa-
rana, sy hanesotry ny rariny amy ny mala-
helo eo amy ny oloko, mba handroba ny
mpitondra-tena, sy handrava ny kam-
boty!
3 Ary hataonareo ahoana amy ny andro
famangiana, sy amy ny fandravana izay
avy lavitra? iza no handosiranareo hamonjy
anareo? ary aiza no havelanareo ny voni-
nahitrareo?
4 Satria tsy eo Aho, dia handry eo am-
bany ny mpifatotra izareo, ka ho lavo eo
ambany ny voa vono. Kanefa izany re-
hetr' izany, tsy niala ny fahatezerany, fa
mbola ahinjitra hiany ny tànany.

5 MAHITA loza ny Asiria, tsorakazony
ny fahatezerako, ary ny fahavinirako no te-
hina eo an-tànany.
6 Haniraka azy hanohitry ny firenena
manompa Aho, ka handidy azy ha-
nohitry ny olony ny fahatezerako, haka
ny babo, sy hitondra ny kapy, ary hani-
tsaky ireny tahaky ny fotaka eny an-dà-
lana.

7 F' izy tsy mikiasa izany, ary ny fony
tsy mihievitry izany; f' eo am-pony
handringiana sy hamongotra firenena tsi-
-vitsy.
8 Fa hoy izy, Tsy mpanjaka avokoa
v'ireo andriandahiko?
9 Tsy manahaka any Karikemisa v' i Ka-
lino? tsy manahaka any Aripada v' i Ha-
mata? tsy manahaka any Damasko v' i
Samaria?
10 Tahaky ny nahazoany ny tànako ny
fanjakany ny sampy, na dia ny endri-javatra
nataony mihoatra noho ny any Ieriosalema
sy Samaria;
11 Tsy tahaky izay nataoko taminy Sa-
maria sy ny sampiny va, no hataoko aminy
Ieriosalema, sy ny sampiny?—
12 Ary rehefa vitany ny Tompo ny asany
rehetra tany an-tendrombohitra Ziôna sy
tany Ieriosalema, dia hampijaliko ny voka-
try ny fiavonavonany ny fony ny mpan-
jaka any Asiria, sy ny fireharehany ny ma-
sony miandrandra;
13 Fa hoy izy, Ny heriny ny tànako, ary
ny fahendreko, no nanavako *iny*, satria
manan-tsaina aho: ary ny fangi-taniny ny
olona nafindrako, ary ny fananany no ba-
boiko, ary ny mipetraka ambony naetriko,
tahaky ny lehilahy mahery:
14 Ary ny tànako nahazo ny hareny ny
firenena maro tahaky ny akanim-borona:
ary tahaky ny mamory atody izay nilaozana,
no namoriako ny tany rehetra; ary tsy nisy
nikiopak' elatra, na nisoka-bava, na nikia-
kiaka, na iray akory.
15 ——Ny famaky hirehareha aminy izay
mijinja aminy va? ny tsofa hiavonavona
aminy izay manetsikietsiky iny va? ta-
haky ny tsorakazo manetsikietsiky izay na-
nangany iny; tahaky ny tehina manandra-
try izay manoatra hazo!
16 Izany hitondrany ny Tompo, Tom-
pony ny maro, ny hia eo amy ny hatave-
ziny; ary hirehitra ny fandoro ambany ny
voninahiny, tahaky ny afo mirehitra.
17 Ary ho afo ny fahazavany ny Isiraely,
ary ho lel' afo ny Iray Masiny: dia han-
doro, ka handany ny tsilony sy ny heriny
indrai-andro iny;
18 Dia handany ny voninahitry ny alany,
sy ny sahany mahavokatra, na fanahy na
nofo, iny; dia hanahaky ny reraka eo amy
ny aretina izareo.
19 Ary ho vitsi-isa ny hazo sisa any
an-alany, ka mahasoratry ireny ny zaza
aza.
20 Ary aminy iny andro iny tsy mba
hiankin' intsony ny Isiraely sisa, sy izay
afaka eo amy ny mpianakaviny Iakoba,
aminy izay namely azy; fa hiankina ami-
ny Iehôvah, Iray Masiny ny Isiraely, tokoa
izareo.
21 Ny sisa, dia ny sisany Iakoba, hive-
rina ho amin' Andriamanitra mahery.
22 Fa na dia hanahaky ny fasikia an-
-dranomasina aza ny olonao, Isiraely, ny
sisany hiany no hiverina: ny fandaniana
voa tendry handriaka amy ny fahamari-
nana.
23 Fa ny fandaniana, dia izay voa tendry,
hataony Iehôvah Andriamanitra, Tompony
ny maro, eo afovoany ny tany rehetra.
24 Koa izany no lazainy Iehôvah An-
driamanitra, Tompony ny maro, Aza ma-
tahotry ny Asiria, ry oloko izay mitoetra
any Ziôna: hamely tsorakazo anao izy, ka
hanangany ny tehiny hamely anao, araky
ny fanaony ny Ejipity.
25 Fa rehefa afaka kelikely, dia ho tapitra
ny fahavinirana sy ny fahatezerako eo amy
ny fandringianana azy.
26 Ary Iehôvah Tompony ny maro ha-
nangana famelezana azy, tahaky ny namo-
noany ny Midiana teny am-batolampy
Oreba: ary tahaky ny tsorakazo izay na-
tsangany tamin-dranomasina no hananga-
nany iny, araky ny fanavany ny Ejipity.
27 Ary aminy izany andro izany no ha-
nesorany izay ampitondrainy amy ny soro-
kao, sy ny fitondrany amy ny vozonao, ary
ny fitondrana ho tapaka noho ny voa hosotra.
28 Tonga any Aiata izy, lasa mankany
Migirôna izy: mampitoetry ny fitondran'
entany any Mikimasa izy:
29 Lasa amy ny fitana izareo: mitoetra
handry any Geba izareo: matahotra i
Rama; mandositra i Gibea any Saolo.
30 Manandrata ny feonao, ry zanaka-
-vaviny Galima; mihainoa, ry Laisa; in-
drisy, Anatota mahantra!
31 Mifindra i Madimena; mandositra ny
mponina any Gebima.
32 Hitoetra any Noba indrai-andro hiany
izy; hanofa tànana amy ny tendrombohi-
try ny zanaka-vaviny Ziôna, tanety any
Ieriosalema, izy.
33 Indro, Iehôvah Tompony ny maro hana-
paky ny sampany amy ny fampahatahorana:

ary ny lava-be ho jinjana, ary ny avo bampidinina.
34 Dia ho jinjany ny vy io ala mikirindro io, ka ho lavony ny mahery io Lebanôn' io.

## TOKO XI.

DIA hivoaka amy ny fototry Iese ny Fitsimohana, ka haniry ny Rantsana avy amy ny fakany:
2 Ary Izy hitoerany ny Fanahiny Iehôvah, ny fanahy fahendrena sy fahafantarana, ny fanahy fisainana sy faharezana, ny fanahy fahalalana sy fatahorana any Iehôvah;
3 Ka hampahay Azy amy ny fatahorana any Iehôvah iny: ary tsy hitsara araky izay hitany ny masony, na hananatra araky izay reny ny sofiny Izy:
4 Fa fahamarinana hitsarany ny malahelo, ary fahitsiana hanomezany ny rariny ny malemi-fanahy any ambony ny tany; ary ny tsorakazony ny vavany hamelezany ny tany, ary ny fofon' ainy ny molony hamonoany ny ratsi-fanahy.
5 Ary fahamarinana hisikinany ny vaniany, ary fampahatokiana hisikinany ny voany.
6 Ary ny amboa haolo hiara-hitoetra amy ny zanak'ondry, ary ny biby misoratsoratra hiara-handry amy ny zanak'osy; ary hiaraka ny zanak'omby, sy ny zanaky ny liona, ary ny biby mifahy; ary zaza-kely hitondra ireny.
7 Ary ny ombi-vavy sy ny bera hihinana: ny zanany hiara-handry: ary ny liona hihina-mololo tahaky ny omby.
8 Ary ny zaza minono hilalao eo amy ny lavaky ny menarana, ary ny zaza efa mitsaha-nono hanofoky ny tànany amy ny lavaky ny bibi-lava.
9 Tsy handratra, na hanimba any an-tendrombohitro masina rehetra ireny: fa ho heniky ny fahalalana any Iehôvah ny tany, tahaky ny anaronany ny rano ny ranomasina.
10 Ary hisy fakany Iese aminy iny andro iny, izay hitoetra ho fanevany ny firenena maro; iny ho tadiaviny ny firenen-tsamihafa; ary ho voninahitra ny fitsaharany.
11 Ary ho aminy iny andro iny, dia hasiany ny Tompo ny tànany indray fahindroa hahazo ny olony navela, izay sisa ho
afaka amy ny Asiria, sy Ejipity, sy Patrôsa, sy Kiosa, sy Elama, sy Sinara, sy Hamata, ary amy ny nosin-dranomasina.
12 Ary hanangana faneva ho any ny firenen-tsamihafa Izy, ka hanangony ny Isiraely efa miely, ary hamory ny Iod efa mihiahaka, avy amy ny vazan' efatra amy ny tany.
13 Ary hiala ny fialonany ny Efiraima, ary ho fongotra ny rafilahy eo amy ny Ioda: ny Efiraima tsy hialona ny Ioda, ary ny Ioda tsy handrafy ny Efiraima.
14 Fa hanidina hamely ny zoron-taniny ny Filisitia any andrefana izareo; hiara-handroba ny zanaky ny atsinanana izareo; ny Edoma sy Moaba haninjirany ny tànany; ary ny zanaky Amona hanompo ireny.
15 Ary Iehôvah handritry ny lelany ny ranomasina Ejipity avokoa; ary ny rivony mahery hanetsikietsehany ny tànany amy ny Ony, sy hamelezany iny ho sampany fito, ary hampita olona mikiraro Izy.
16 Ary hisy làlam-be avy any Asiria halehany ny olony sisa, izay navela; tahaky ny tamy ny Isiraely tamy ny andro izay niakarany tamy ny tany Ejipity.

## TOKO XII.

ARY aminy iny andro iny hilazanao hoe, Hidera Anao aho, Iehôvah ô; na dia tezitra tamiko aza Hianao, afaka ny fahatezeranao, ka mampifaly ahy Hianao.
2 Indro, Andriamanitra no famonjena ahy; hatoky aho, ka tsy hatahotra: f' Iah, Iehôvah, no heriko sy fihirako; ary efa famonjena ahy Izy.
3 Ary hifaly hianareo hantsaka rano amy ny loharanony ny famonjena.
4 Ary hilaza hianareo aminy izany andro izany, Misaora any Iehôvah, miantsoa ny anarany, ambarao ny asany eo amy ny olona, ampahatsarovy f' efa misandratra ny anarany.
5 Mihirà ho any Iehôvah; f' efa nanao zava-dehibe Izy: fantatra eo amy ny tany rehetra izany.
6 Miantsoa, ka mihiobia, ry mponina any Ziôna; fa lehibe eo afovoanao ny Iray Masiny ny Isiraely.

## TOKO XIII.

NY zavatra hanjo any Babilona izay hitany
Isaia, zanaky Amôza.
2 Manangàna faneva any an-tendrombo-
hitra lehibe tampona hianareo, manandrata
feo aminy ireto, manofà-tànana, mba hidirany
ireto eo amy ny vavahadiny ny andriandahy.
3 Izaho efa nandidy izay voa hosotro,
ary Izaho efa niantso ny oloko mahery, dia
ny oloko mpirehareha mifaly, hanefa ny
fahatezerako.
4 Ny feony ny maro any an-tendrombo-
hitra, manahaky ny olo-marobe; ny feony
ny fitabatabany ny fanjakany ny firene-
na maro tafangona: Iehôvah Tompony
ny maro mampiangony ny miaramila
mpiady.
5 Avy amy ny tany lavitra izareo, amy
ny fara-vodi-lanitra, dia Iehôvah sy ny fa-
nefany ny fahatezerany, mba handrava ny
tany rehetra.
6 Midradradradradrà hianareo; fa manatona
ny androny Iehôvah; ho tonga tahaky ny
fandravana avy amy ny Tsi-toha izany.
7 Izany hahareraky ny tànan-drehetra,
ka hahavadi-po ny olon-drehetra:
8 Ary hatahotra izareo; fahoriana sy ala-
helo hanjo ireny; ho fadiranovana izareo
tahaky ny vehivavy miteraka; hifampi-
talanjona izareo; hanahaka lel'afo ny ta-
vany.
9 Indro, avy ny androny Iehôvah, man-
doza amy ny fahavinirana sy ny fahateze-
rana mirehitra, hahafoany ny tany: ary
hamongotry ny mpanota ho afaka eo Izy.
10 Fa ny kintana amy ny lanitra sy ny
kintany mitambatra tsy mba hanome ny
fahazavany: ho maizina ny masoandro
amy ny fiposahany, ary ny volana tsy ham-
piposaky ny fahazavany.
11 Ary hampijaly izao tontolo izao Aho
noho ny fanahi-ratsy, ary ny ratsi-fanahy
noho ny helony; ary hampitsahatry ny
fireharehany ny mpiavonavona, ary ham-
pietry ny fiavonavonany ny loza-be Aho.
12 Hanao lehilahy iray be tombana lavi-
tra noho ny volamena Aho; eny, olon' iray
noho ny anja-bolamena any Otira.
13 Izany hampihiorohoroako ny lanitra,
ary ny tany hifindra amy ny fitoerany,
noho ny fahatezerany Iehôvah Tompony
ny maro, sy ny androny ny fahatezerany
mirehitra.
14 Ary hanahaky ny osy hazaina ny olona,
eny, hanahaky ny ondry tsy misy mpiandry
izareo: samy hiverina ho any amy ny olony
avy izy rehetra, ary samy handositra ho any
amy ny taniny avy izy rehetra.
15 Ho lefonina izay rehetra hita eo;
ary ho lavon-tsabatra izay rehetra mirai-
-tetikia.
16 Ary ny zanany ho torotoroina eo ima-
sony; ny tranony ho baboina, ary ny va-
diny ho savihina.
17 Indro, hampitaitry ny Media hanohi-
try ireny Aho, izay tsy manao volafotsy
ho zavatra, na mankasitraka volamena.
18 Ary ny tsipìkiany hanorotoro ny za-
tovo; ary tsy hamindra-fo amy ny teraky
ny kibo izareo; tsy hiantra zaza ny ma-
sony.
19 Ary Babilona, voninahitry ny fanja-
kana maro, voninahitry ny fireharehany
ny Kalidia, hanahaky ny nandravan' An-
driamanitra any Sodoma sy Gomora.
20 Tsy honenana mandrakizay iny, ary
tsy hisy hitoetra eo hatramy ny taranaka
fara-mandimby: ary tsy hanorin-day eo ny
Arabo; ary ny mpiandri-ondry tsy handry
eo:
21 Fa ny biby dia any an-efitra no handry
eo; ary ny vorondolo hameno ny trano eo;
ary ny voro-masiaka hitoetra eo, ary hi-
tsambotsambotra eo ny osy dia;
22 Ary ny amboan' ala hivovo ao amy
ny valamena eo; ary ny amboa haolo eo
an-trano mahafinaritra: ary efa an-to-
motra ny fotoany, ka tsy ho ela ny an-
drony.

## TOKO XIV.

FA hamindra-fo amy ny Iakoba Iehôvah,
ka mbola hifidy ny Isiraely, ka hampitoe-
riny eo amy ny taniny izareo; ary ny va-
hiny hiray aminy, ka hirekitra amy ny
mpianakaviny Iakoba izareo.
2 Ary ny firenena maro haka ireny, ary hi-
tondra ireny ho any amy ny fitoerany: ary
ny mpianakaviny Isiraely hanana azy ho an-
kizi-lahy sy ankizi-vavy eo amy ny taniny
Iehôvah: ary izareo hamabo izay efa na-
mabo azy, ka hanapaky ny mpampahory
azy.
3 Ary ho avy amy ny andro, izay hampi-
tsaharany Iehôvah anao amy ny fahorianao,

sy ny fatahoranao, ary amy ny fanompoana
mafy, izay nampanompoana anao,
4 Dia ho lazainao io fanarabiany ny mpan-
jaka any Babilona io, ka hataonao hoe,
Akory re, nitsahatra ny loza-be! nitsaha-
tra ny *tanàna* mpamory volamena!
5 Iehôvah nanapaky ny tehiny ny ratsi-
-fanahy, dia ny fitondrany ny mpanapaka;
6 Izay namely ny olona an-katezerana,
ka tsy nitsahatra nikiapoka; izay nanapaky
ny firenena maro an-katezerana, nanenjikia,
ka tsy nisy nisakana.
7 Mandry, miadana ny tany rehetra; mi-
hira mafy izareo.
8 Eny, ny hazo fiera *sy* ny hazo sedera
any Lebanôna mifaly noho ny toetrao, *hoe*,
Hatrizay nampandriana anao, tsy misy mpi-
jinja miakatra aty aminay.
9 Taitra ny fasana ambany noho hianao,
mba hitsena ny fihiavianao: mampitaitry
ny maty hanohitra anao iny, dia izay rehetra
nalaza teo ambony ny tany; manangany
ny mpanjaka rehetra amy ny firenen-tsami-
hafa iny hiala amy ny lapany.
10 Samy hiteny izy rehetra, ka hanao
aminao hoe, Efa malemy koa tahaka
anay va hianao? efa manahaka anay va
hianao?—
11 Ny fireharehanao, *sy* ny fikiotranko-
tranany ny miosikao, nampidinina hatramy
ny fasana: ny olitra mikisaka ambaninao,
ary ny kankana mandrakotra anao.
12 He re, efa nianjera tany an-danitra
hianao, ry Mahazava, zanaky ny maraina!
rava hatramy ny tany hianao, izay nandresy
ny firenen-drehetra!
13 Ary hianao efa nanao tam-ponao hoe,
Izaho hiakatra any an-danitra, izaho ha-
nandratry ny lapako ambony ireo kintan'
Andriamanitra: ary izaho hipetraka eo
ambony ny tendrombohitry ny fiangonana,
any amy ny avaratra miafina:
14 Izaho hiakatra ambony ny hahavony
ny rahona: izaho hanahaky ny Avo in-
drindra.
15 Kanjo hampidinina ho any amy ny fa-
sana, ho any amy ny lavaka miafina, hianao.
16 Izay mahita anao handinikia anao;
hijery anao izareo, *hoe*, Io lehilahy io va no
nampihiorohoro ny tany, izay nampikio-
trankotrana fanjakana maro?
17 Izay nanao izao tontolo izao tahaky
ny efitra, ary nandrava ny tanànany; tsy
navelany hody izay efa nafatony?
18 Ny mpanjaka rehetra amy ny firenen-
-tsamihafa samy mandry eo amy ny voni-
nahitra, samy eo an-tranony avy izy re-
hetra.
19 Fa hianao avoaka amy ny fasanao
tahaky ny sampan-kazo vetaveta, voa sa-
rony izay no vonoina, izay voa tsindron-
-tsabatra, izay midina any amy ny vatony
ny lavaka; tahaky ny faty voa hitsak' olona.
20 Tsy mba hiray fasana aminy hianao,
satria nandrava ny taninao hianao, *ka* na-
mono ny olonao: tsy mba hanan-daza
mandrakizay ny zanaky ny mpanao-ratsy.
21 Amboary ny famonoany ny zanany,
noho ny helo-drazany; mba tsy hitsangana,
na hanany ny tany, na hameno tanàna izao
tontolo izao, izareo.
22 Fa hitsangana hanohitry ireny Aho,
hoy Iehôvah Tompony ny maro, ka ha-
mongotry ny anarana sy ny olona sisa,
ary ny zanaka sy ny zafy, amy ny Babilona,
hoy Iehôvah.
23 Dia hataoko ho fananany ny sokina iny,
ary ho farihy; ary ho fafako amy ny kifafa
fandravana iny, hoy Iehôvah Tompony ny
maro.
24 Efa nianiana Iehôvah Tompony ny
maro, hoe, Ho tonga tokoa izay manaraky
ny hevitro; ary hitoetra izay manaraky ny
fikiasako:
25 Mba ho torotoroiko ny Asiria eo amy
ny taniko, ary mba ho hitsahiko eo am-
bony ny tendrombohitro izy: dia hiala ny
fitondrany aminy ireny, ary izay ampiton-
drainy hiala amy ny soroky ireny.
26 Izany no hevitra izay kasaina hatao
amy ny tany rehetra; ary izany no tà-
nana izay nahinjitra tamy ny firenen-dre-
hetra.
27 F' Iehôvah Tompony ny maro efa
nikiasa, ary iza no hahafoany *iny*? ary ny
tànany nahinjitra, ary iza no hampiveriny
iny?

28 Tamy ny taona izay nahafatesany
Ahaza, mpanjaka, nisiany izany faminanian'
izany.
29 Aza mifaly hianao, ry Palesitina na
aiza na aiza akory, satria tapaka ny tehina
izay namely anao: fa hivoaka ny bibi-lava
amy ny vodiny ny menarana, ary hody
menaran-afo manidina ny zanany.
30 Fa hihinana ny faraidina eo amy ny ma-
lahelo, ary handry soa aman-tsara ny ma-

antra: ary hamono ny fototrao amy ny
mosary Aho, ary ho vonoina ny olonao sisa.
31 Midradradradrà, ry vavahady; mitarainà, ry tanàna: ho levona hianao, ry Palesitina tontolo: fa hisavoana tahaka setroka izay avankiray avy any avaratra, ka tsy hisy hisaraka eo amy ny momba azy.
32 Ary inona no havalin' olona ny iraky ny firenen-tsamihafa? F' efa nanorina any Ziôna Iehôvah, k' iny hitokiany ny malahelo eo amy ny olony.

## TOKO XV.

Ny zavatra hanjo any Môaba.

Satria fongotra i Ara any Môaba, amy ny alina fandravana; satria fongotra i Kira any Môaba, amy ny alina fandravana;
2 Lasa miakatra any an-trano, sy any Dibona, fitoerana avo, mba hitomany izy: ny Môaba hidradradradra any Nebo, sy Mediba: ho sola ny lohany rehetra; ho haratana ny somotra rehetra.
3 Hisikina lamba fisaonana eny an-dàlana eny izareo; samy hidradradradra izy rehetra, eny ambony ny trano eny, sy eny an-dàlam-be eny: dia hidina mitomany izareo.
4 Dia hitaraina i Hesibôna sy Eleale: ho re ny feony hatrany Iahaza; izany hidradradradrany ny miramilany Môaba; hihiorohoro ny fanahiny eo anatiny.
5 Ny foko hitaraina any Môaba, ny olony izay mandositra ho any Zoara, dia hatrany Egilata Selisia; eny, hiakatra mitomany eny am-piakarana any Liohita izareo; fa hanangany ny fitarainam-pandravana eny an-dàlana mankany Horonaima izareo.
6 Fa ho ritra ny rano Nimirima: fa malazo ny vilona; mariry ny ahitra; tsy misy zava-maitso.
7 Izany itondrany ny harena izay nahariny, ary izay no tehiriziny, ho any ankoatry ny renirano be hazo vilo.
8 Fa manodidiny ny fangi-taniny Môaba ny fitarainana; hatrany Egilaima ny fidradradradrany, ary hatrany Beri-elima ny fidradradradrany.
9 Fa ho feno ra ny rano Dimôna: fa hitondra ratsy ho amy ny Dimôna mihoatra lavitra Aho, dia liona ho amy ny Môaba izay mandositra, ary amy ny tany sisa.

## TOKO XVI.

Manatera ny zanak' ondry ho any ny mpanapaky ny tany hianareo, avy any Sela ho any an-efitra, hankany an-tendrombohitry ny zanaka-vaviny Ziôna.
2 Fa hanahaky ny vorona mirenireny voaroaka tamy ny akanina ny zanaka-vaviny Môaba eo amy ny fitana any Arinôna:
3 —Manomeza saina, manava fitsarana; manava ny alokao amy ny hain' andro tahaky ny alina; manafena ny efa miely; aza milaza ny mandositra;
4 Aoky hitoetra eo aminao ny Môaba efa miely: aoka ho fanaronany ireny amy ny tavany ny mpamabo hianao:—fa maty ny mpandoza, mitsahatra ny mpamabo, lany ny mpanitsaka eo amy ny tany;
5 Ary famindram-po hampitoerany ny lapa; ary hipetraka eo amboniny any an-tranony Davidy, araky ny teny marina, izay mitsara, sy mitady fitsarana, ary mahafaingiana fahamarinana.
6 Efa nandre ny fiavonavonany Môaba izahay; miavonavon' indrindra izy: dia ny fireharehany, sy ny fiavonavonany, ary ny fahatezerany: tsy hitoetra ny fihiamboany.
7 Izany hidradradradrany Môaba any Môaba, samy hidradradradra izy rehetra: hitomany ny fanorenany Kiri-hareseta hianareo, ka ho reraka tokoa;
8 Fa malazo ny saha any Hesibôna; ny amy ny voaloboka any Sibima, ny tompony ny firenen-tsamihafa nandrava ny sampany lehibe, izay efa lasa nankany Iazera, nirenireny tany an-efitra ireny, nandrahaka ny rantsany, lasa hatramy ny ranomasina ireny.
9 —Izany hitomaniako ny voaloboka any Sibima araky ny fitomaniany ny Iazera: handena anao amy ny ranomasoko aho, ry Hesibôna, sy Eleale; fa latsaka amy ny lohataonanao, sy ny fararanonao, ny fihiobiana.—
10 Ary afaka tamy ny saha mahavokatra ny fifaliana sy ny faharavoravoana, ka tsy hisy mpihira, na mpihioby eo an-tanim-boaloboka: ny mpanitsaka tsy hanitsaka divay eo amy ny famiazana; nampitsahatra fihiobiana Aho.
11 —Izany nampaneno ny kiboko noho i

Môaba tahaky ny valiha, ary ny anatiko
noho i Kiri-haresa.
12 Ary na dia ho hita, na dia ho sasatra
ny Môaba ambony ny fitoerana avo, ka
hankeo amy ny fitoerana masina mba hiva-
vaka izy; anefa tsy hahazo izy.
13 —Izany teny izany nitenenany Iehô-
vah any Môaba, hatrizay ela izay.
14 Fa ankehitriny efa niteny Iehôvah, ka
nanao hoe, Amy ny telo taona, araky ny
taonany ny mpitamby, dia hihiena ny vo-
ninahitry ny Môaba, ambany ireny marobe
rehetr' ireny; ary ho vitsy indrindra ny
olona sisa, *ka* ho reraka.

## TOKO XVII.

Ny zavatra hanjo any Damaseko.

INDRO, ho rava i Damaseko tsy ho tanàna
intsony, dia ho fandravana mitambatra iny.
2 Efa tanàn'aolo i Aroera; ho fitoerany
ny biby izay handry eo, ka tsy hisy hampi-
taitra.
3 Ary ny fiarovana ho afaka amy ny
Efiraima, ary ny fanjakana amy ny Dama-
seko, sy ny Siria sisa: hanahaky ny vonina-
hitry ny zanaky Isiraely ireny, hoy Iehôvah
Tompony ny maro.
4 Dia hihiakely ny voninahitry ny Ia-
koba aminy iny andro iny, ary hihiena ny
hataviny ny nofony.
5 Eny, ho tahaky ny famorian'olona ny
vary amy ny fararano, sy ny fijinjany ny
sandriny ny salohim-bary, eny, ho tahaky
ny famorian' olona ny salohim-bary eo amy
ny tany lemaka Refaima.
6 Fa voa tsimponina no havela eo, ta-
haky ny efa nampihintsany ny hazo oliva,
ho voa roa na telo eo an-tendrony ny sam-
pany avo indrindra, efatra na dimy eo amy
ny rantsany mahavokatra, hoy Iehôvah
Andriamanitry ny Isiraely.
7 Ny olona hijery Izay nahary azy aminy
izany andro izany, ary ny masony handi-
niky ny Iray Masiny ny Isiraely.
8 Ary tsy hijery ny fivoadiana, asany ny
tànany, izareo, na handiniky izay nataony
ny rantsan-tànany, na ny Asitarita, na ny
endri-masoandro.
9 Ny tanànany mafy, aminy izany andro
izany, hanahaky ny sampan-kazo nafoy,
ary ny rantsan-kazo avo indrindra, izay ni-
laozana noho ny zanaky Isiraely: eny, hisy
fandravana.
10 Satria efa nanadino an' Andriamani-
try ny famonjena anao hianao, ka tsy na-
hatsiaro ny Vatolampiny ny herinao; izany
hambolenao hazo tsara, ka hitsofohanao
amy ny hazo hafa iny:
11 Nony andro hampanirianao izay nam-
bolenao, ary nony maraina hampitsimoha-
nao ny voan-javatrao: ho lasa ny vokatra
amy ny andro hananana, ka hisy fahoriana,
famoizam-po.
12 Mahita loza ny olona marobe, izay
mirohondrohona tahaky ny firohondrohony
ny ranomasina: ary ny fandriaky ny fire-
nena maro izay miriaka tahaky ny fandria-
ky ny rano be!
13 Ny firenena maro handriaka tahaky
ny fandriaky ny rano be: ary Izy hanana-
try ireny, dia handositra lavitra ireny, ka
hanahaky ny ampombo an-tendrombohitra
entin-drivotra ireny, ary tahaky ny zava-
-mitambolimbolina entin-tadio.
14 Ary, indro, fahoriana nony hariva;
tsy ho tratra-maraina ireny. Izany no fana-
nany izay mamabo antsikia, ary anjarany
izay mandroba antsikia.

## TOKO XVIII.

HE re, ry tany manaloka an-dany roa, izay
any an-dafiny ny ony Etiopia:
2 Izay maniraka fanilo any ambony ny
ranomasina, dia eo anatiny ny zahi-jozoro
eo ambony ny rano! mandehana hia-
nareo, ry iraka malady, ho any amy ny
firenena nalaina sy nentina, any amy ny
olona mahatahotra hatramy ny taloha, ka
mandrak' ankehitriny; any amy ny fire-
nena mahery ka manitsaka, voa saraky ny
ony maro ny taniny.
3 Hianareo rehetra monina eo aminy
izao tontolo izao, sy mitoetra eo ambony
ny tany, jereo, raha atsangana ny faneva
any ambony ny tendrombohitra; ary he-
noy, raha maneno ny trompetra.
4 F' izany no lazainy Iehôvah tamiko,
Hipetraka Aho, ka hijery eo amy ny fitoe-
rako, tahaky ny fihiratry ny hain' andro,
raha mipoaka ny andro, tahaky ny za-
von' ando amy ny andro mafana amy ny
fararano.
5 F' eo alohany ny fararano, rehefa afa-
ka ny vony, k' efa ho voaloboka masaka
ny fitsimohana, dia hijinja ny rantsany amy
ny antsy fijinjana Izy, ka hanesotra, sy ha-
napaky ny sampany.

6 Dia havela avokoa ireny ho haniny ny voro-masiaka eny an-tendrombohitra, sy ny biby any ambony ny tany: ary ny voro--masiaka hilohataona eo aminy ireny, ary ny biby rehetra any ambony ny tany hiririnina eo aminy ireny.

7 Firenena nalaina sy nentina, dia olona mahatahotra hatramy ny taloha, ka mandrak' ankehitriny; firenena mahery ka manitsaka, voa saraky ny ony maro ny taniny, hitondra zavatr' omena ho any Iehôvah Tompony ny maro, aminy izany andro izany, ho any amy ny fitoerany ny anarany Iehôvah Tompony ny maro, dia tendrombohitra Ziôna.

## TOKO XIX.

Ny zavatra hanjo any Ejipity.

INDRO, Iehôvah hitainginy ny rahona miriotra, ka hankany Ejipity: ary ho taitra ny sampiny Ejipity handositry ny tavany, ary ny fony ny Ejipity ho reraka eo afovoany.

2 Dia hampitaitry ny Ejipity hiady amy ny Ejipity Aho: ary samy hiady amy ny rahalahiny avy izareo, ary samy amy ny namany avy; ny tanàna *hiady* amy ny tanàna, ny firazanana amy ny firazanana.

3 Ary ho reraka ny fanahiny ny Ejipity eo afovoany; ary hampahavery saina azy Aho; ary hitady saina amy ny sampy, sy amy ny mpanao-ody, ary amy ny mpanandro, sy ny mpisikidy, izareo.

4 Ary Izaho hanolotry ny Ejipity any an--tànany ny tompo loza-be; ary mpanjaka masiaka hanapaka azy, hoy Iehôvah Andriamanitra Tompony ny maro.

5 Ary hitsahatra ny rano amy ny ranomasina, ary ho ritra ny ony, ka ho maina.

6 Ary ho maimbo ny ony, ho ritra ka ho maina ny renirano voa tampina: halazo ny zozoro sy ny herana.

7 Ny zozoro eo anilany ny renirano, eo amy ny vavany ny renirano, ary ny zava--drehetra izay nafafy teo anilany ny renirano, halazo, ho foana, ka tsy hisy intsony.

8 Ary hitomany ny mpanihikia, ary hisaona ny mpamintan-drehetra amy ny ony, ary ho reraka ny mpamovo eo ambony ny rano.

9 Ary ho veri-hevitra izay miasa taretra madinikia, sy izay manenona hariry.

10 Ary ho rava ny andriny; halahel-fo ny mpitamby rehetra.

11 Efa adala tokoa ny andriandahiny Zoana, efa veri-hevitra ny hendri-saina amy ny mpanolo-tsaina ho any Farao: nahoana no ataonareo aminy Farao hoe, Zanaky ny hendry, zanaky ny mpanjaka teo aloha aho?

12 Aiza ankehitriny ireny olon-kendrinao? ary aoky hilaza aminao ankehitriny izareo, ka aoka ho fantatr' olona izay no heveriny Iehôvah Tompony ny maro hatao amy ny Ejipity.

13 Efa adala ny andriandahiny Zoana, voa fitaka ny andriandahiny Nofa; ary efa nampandiso ny Ejipity ny lohany ny fokom-pireneny:

14 Iehôvah efa nampilatsaka fanahy maditra teo afovoany: ary efa nampandiso ny Ejipity teo amy ny asany rehetra izareo, tahaky ny olo-mamo mivezivezy raha mandoa izy.

15 Ary tsy hisy asa any Ejipity, izay azo hataony ny loha, sa ny rambona, ny sampan-drofia, sa zozoro.

16 Hanahaka vehivavy ny Ejipity aminy izany andro izany; dia hatahotra sy hangovitra noho ny fihietsikietsihiany ny tànany Iehôvah Tompony ny maro, izay ahetsikietsiny eo amboniny.

17 Ary ny tany Ioda ho fampahatahorana any Ejipity: hatahotra izay rehetra hampahatsiarovin' olona iny, noho ny fisainany Iehôvah Tompony ny maro, izay no heveriny hatao aminy.

18 Hisy aminy iny andro iny tanàna dimy eo amy ny tany Ejipity, hanao ny fiteny Kanana, ka hianiana aminy Iehôvah Tompony ny maro: ny anankiray hatao hoe, Tanàna masoandro.

19 Hisy aminy izany andro izany fivoadiana ho any Iehôvah, eo afovoany ny tany Ejipity, ary andry ho any Iehôvah eo amy ny fari-tany eo.

20 Ary ho famantarana sy vavolombelona ho any Iehôvah Tompony ny maro, eo amy ny tany Ejipity, izany; satria hitaraina aminy Iehôvah noho ny mpampahory izareo, ary Izy hanatitra mpamonjy, dia izay lehibe, ho any aminy, ary izy hamonjy azy.

21 Ary Iehôvah ho fantatry ny Ejipity, ary ny Ejipity hahalala any Iehôvah aminy izany andro izany, ary hanompo

*Azy* amy ny fanalamboady sy ny fanatitra
izareo; ary hivoady aminy Iehôvah, ka
hanefa izareo.
22 Ary hamely any Ejipity Iehôvah;
hamely Izy, ka hahasitrana; ary hiverina
ho aminy Iehôvah izareo, ary Izy hanome
izay hangatahiny, ka hahasitrana azy.
23 Hisy aminy iny andro iny làlam-
-be avy any Ejipity hankany Asiria, ary
ny Asiria hankany Ejipity, ary ny Ejipity
hankany Asiria, ary hiara-hanompo ny
Ejipity, sy ny Asiria.
24 Aminy izany andro izany ho telo miray
ny Ejipity sy ny Asiria ary ny Isiraely; dia
fitahiana eo afovoany ny tany izareo;
25 Izay ho tahiny Iehôvah Tompony ny
maro, hoe, Finaritra ny Ejipity oloko, sy
ny Asiria asany ny tànako, ary ny Isiraely
lovako.

## TOKO XX.

TAMY ny taona izay nandehanany Taritana
ho any Asidôda, (raha naniraka azy Sari-
gona mpanjaka any Asiria,) ary niadiany
taminy Asidôda, sy nahafahany iny;
2 Dia taminy izany andro izany nampi-
lazany Iehôvah any Isaia zanaky Amôza,
hoe, Mandehana, ka vahao ny lamba fisao-
nana ho afaka amy ny vanianao, ary esory
ny kiraronao amy ny tongotrao. Dia na-
nao izany izy, mandeha mitanjaka, ka tsy
mikiraro.
3 Ary hoy Iehôvah, Tahaky ny nande-
hanany Isaia mpanompoko, mitanjaka ka
tsy mikiraro telo taona ho famantarana sy
ho fahagagana amy ny Ejipity sy amy ny
Etiopia;
4 No hitondrany ny mpanjaka any Asi-
ria ny Ejipity ho sambotra, ary ny Etiopia
ho babo, na tanora, na antitra, mitanjaka,
ka tsy mikiraro, ary tsy mirako-body, hatao
ho henatry Ejipity.
5 Dia hatahotra ny olona, ka ho menatry
Etiopia izay nantenainy, sy Ejipity izay ni-
reharehany.
6 Ary ny monina eo aminy izany tany
izany hilaza aminy iny andro iny hoe, In-
dro, izany no fanantenantsikia, izay nan-
dosirantsikia hanampiana, mba ho vonjena
amy ny mpanjaka any Asiria; ary hataon-
tsikia ahoana no fandositra?

## TOKO XXI.

Ny zavatra hanjo ny efitry ny ranomasina.

MANAHAKY ny fandehany ny tadio avy
any atsimo, ny fihiaviny izay anankiray avy
any an-efitra, avy amy ny tany mahatahotra.
2 Ny fanindrimandry mampahory nam-
bara tamiko: ny mpanambaka manam-
baka, ary ny mpandrava mandrava:—
Miakara, ry Elama: manava fahirano, ry
Media: efa nampitsahatry ny fisentoan-
-drehetra Aho.—
3 Nanenikia fanaintainana ny vaniako
izany; fahoriana nahazo ahy tahaky ny
fahoriam-behivavy, raha miteraka: nijo-
retra aho, raha nandre; talanjona aho,
raha nahita.
4 Nivadibadikia ny foko, tahotra nampi-
hiorohoro ahy: ny alina mahafinaritra ahy
nampodiny hampahatahotra ahy.
5 Amboary ny latabatra, miambena eo
an-trano fiambenana, mihinàna, misotroa;
mitsangàna hianareo, ry andriandahy, hosory
menaka ny ampingia.
6 F' izany no lazainy ny Tompo tamiko,
Mandehana, tendreo mpiambina, aoky hi-
tory izay hitany izy.
7 Ary nahita kalesy entiny mpitaingin-
-tsoavaly roa lahy, kalesin' ampondra, *sy*
kalesin' angamenavava, izy; ary nihaino
dia nihaino indrindra izy.
8 Dia nitaraina tahaky ny liona izy:
Tompoko ô, mijanona mandrakariva eo
ambony ny trano fiambenana nony andro
aho, ary eo amy ny anjara fiambenako itoe-
rako mandany ny alina.
9 Ary, indro, avy ny kalesin' olona, en-
tiny izy roa lahy mitaingin-tsoavaly. Dia
namaly izy, ka nanao hoe, Rava, rava i
Babilona; ary ny zava-drehetra, endriky
ny andriamaniny, no rava hatramy ny
tany.
10 —Ry variko voa vely, sy zanaky ny
famoloako; izay reko taminy Iehôvah
Tompony ny maro, Andriamanitry ny Isi-
raely, no toriko taminareo.

Ny zavatra hanjo any Dioma.

11 ANY Seira iantsoana ahy, Ry mpiam-
bina, manao ahoana ny alina? ry mpiam-
bina, manao ahoana ny alina?
12 Hoy ny mpiambina, Manatona ny
maraina, ary ny alina koa: raha hanontany

hianareo, manontania: miverena, manka-
nesa.

Ny zavatra hanjo any Arabia.

13 Any an-ala any Arabia hitoeranareo,
ry maro mirai-dia any Dedanima.
14 Mantsakà rano ho any izay mangeta-
heta: ry mponina eo amy ny tany Tema,
tsenao izay mandositra, ka ento mofo sa-
haza ho azy.
15 Fa nandositry ny sabatra, dia ny saba-
tra voa tsoaka, sy ny tsipìkia voa kendry,
ary ny ady mampahory, izareo.
16 F' izany no lazainy Iehôvah tamiko,
Amy ny herin-taona tahaky ny taonany ny
mpitamby, no ho levona ny voninahitra re-
hetra any Kedara:
17 Ary hihiakely ny isany ny mpandefa
tsipìkia sisa, dia ny mahery eo amy ny
zanaky Kedara: f' Iehôvah, Andriamanitry
ny Isiraely, niteny.

## TOKO XXII.

Ny zavatra hanjo ny tany lemaka fanindri-
mandry.

Inona no manjo anao ankehitriny, no nia-
katra ny eo aminao rehetra tany an-tampon-
-trano ?
2 Hianao izay be taitaitra, tanàna mita-
bataba, vohitra ravoravo; tsy efa vonoin-tsa-
batra, na matin' ady, ny olonao voa vono.
3 Ny mpanapaka anao niara-nandositra
avokoa, voa fatotry ny mpikiendry izareo:
voa fatotra avokoa izay rehetra hita eo
aminao, na dia nandositra lavitra izareo.
4 Izany no anavako hoe, Aza mijery
ahy: hitomany mafy indrindra aho, aza
mitady hampifaly ahy noho ny fandra-
vany ny zanaka-vaviny ny oloko.
5 Fa andro fahoriana sy fanitsahana, ary
fahaverezan-kevitra, avy aminy Iehôvah
Tompony ny maro, eo amy ny tany lemaka
fanindrimandry, izany; dia fandravany ny
mànda, ary fitarainana amy ny tendrombo-
hitra.
6 Ary ny Elama mitondra ny kitapony
ny zana-tsipìkia, ary kalesin' olona nentiny
mpitaingin-tsoavaly roa lahy; ary ny Kira
manala ny sarony ny ampingia.
7 Ary feno kalesy ny lohasahanao tsara
indrindra, ary ny mpitaingin-tsoavaly mila-
hatra eo am-bavahady.
8 Ary hanesotry ny rakotry Ioda izy, ary
nijery ny fiadiana teo an-trano any an-ala
taminy izany andro izany hianao.
9 Ary efa hitanareo ny fandravany ny ta-
nànany Davidy, fa maro ireny: ary namory
ny rano eo an-kamory ambany hianareo.
10 Ary nanisa ny trano any Leriosalema
hianareo, ary ny trano efa ravanareo, mba
hanamafy ny mànda.
11 Ary teo anelanelany ny mànda roa
nanavanareo farihy hitoerany ny rano eo
an-kamory ela: fa tsy mba nijery ny Mpa-
nao iny, na nitazany Izay namboatry iny
izay ela izay, hianareo.
12 Dia niantso Iehôvah Tompony ny
maro, taminy izany andro izany, mba hito-
many sy hisaona sy hanaratra loha, ary hi-
sikina lamba fisaonana ny olona:
13 Ary, indro, fifaliana sy fabaravora-
voana, ny mamono omby, sy ny mahafaty
ondry, ny mihinan-kena, sy ny misotro
divay; aoky hihinana sy hisotro isikia; fa
maty rahamaraina isikia.
14 Dia nambarany Iehôvah Tompony ny
maro tany an-tsofiko izany, Io helok' io
tokoa tsy ho afaka aminareo, mandra-
-pahafaty hianareo, hoy Iehôvah Tompony
ny maro.
15 Izany no lazainy Iehôvah Andriamani-
tra, Tompony ny maro, Mandehana hianao,
midira any aminy io mpitahiry haren' io, dia
any aminy Sebina izay mitandriny ny trano,
*ka atavy hoe,*
16 Inona no anao aty ? ary iza no anana-
nao aty, no mihiady fasana aty hianao?
mihiady ny fasany any amy ny avo, sy
mandoaka fonenana ho azy any am-bato-
lampy izy.
17 Indro, Iehôvah handroaka dia han-
droaka anao, ry lehi-mahery, ary hisam-
botra dia hisambotra anao Izy.
18 Hanodinkodina dia hanodinkodina
anao tokoa tahaky ny kodiarana ho any
amy ny tany malalaka Izy; dia maty eo
hianao, ary ho eo ny kalesinao malaza, ry
henatry ny mpianakaviny ny tomponao.
19 Eny, Izaho handroaka anao amy ny
toko-taninao, ary amy ny fisandratanao
hampietrena anao.
20 Ary ho aminy izany andro izany, dia
hiantso any Eliakima mpanompoko, zanaky
Hilikia, Aho.
21 Dia hampitafy azy ny lambanao Aho,
ka hampahery azy amy ny fisikinanao, ary
ny fanapahanao hatolotro any an-tànany;

ary izy ho rainy ny mponina any Ieriosa-
lema, sy ny mpianakaviny Ioda:
22 Ary ny fanalahidiny ny tranony Da-
vidy hapetrako amy ny sorony; ary izy
hamoha, ka tsy hisy handrindrina; ary
izy handrindrina, ka tsy hisy hamoha.
23 Dia hatsatoko mafy izy tahaky ny
hombo amy ny fitoerana mahatoky; ary
ho lapam-boninahitra ho any ny mpianaka-
vin-drainy izy.
24 Ary izy no hihiantonany ny vonina-
hitry ny mpianakavin-drainy rehetra, dia ny
zanaka sy ny zafiafy, ny fanaka madinikia
rehetra, na ny fanaka kapoaka, na ny fana-
panaka rehetra.
25 Ho aminy izany andro izany, hoy Ie-
hôvah Tompony ny maro, dia hafindra ny
hombo izay natsatoka teo amy ny fitoerana
mahatoky, ary ho tapaka, ka ho latsaka;
ary hianjera ny entana izay teo aminy;
f' Iehôvah efa niteny.

## TOKO XXIII.

### Ny zavatra hanjo any Toro.

MIDRADRADRADRÀ hianareo, ry sambon-
-Tarisisa; fa rava iny, ka tsy misy trano, na
fidirana: teo amy ny tany Kitima nanam-
barana taminy ireny.
2 Manginà hianareo, ry monina any
a-nosy; hianao izay no fenoiny ny mpan-
dranto any Zidôna, izay mandeha ambony
ny ranomasina;
3 Ary entiny ny rano be ny voan-javatra
ary any Sihora, mampanan-karena iny ny
fararanony ny ony; ary tsenany ny firenen-
-tsamihafa iny.
4 Aoka ho menatra hianao, ry Zidôna;
f' efa niteny ny ranomasina, dia ny heriny ny
ranomasina, ka nanao hoe, Tsy nihietsi-jaza
aho, na niteraka na nitaiza zatovo, na na-
melona mpitovo-vavy.
5 Ho fadiranovan' indrindra ny olona no-
ho ny filazana any Toro tahaky ny filazana
any Ejipity.
6 Mandehana any Tarisisa hianareo, mi-
dradradradrà, hianareo monina any a-nosy.
7 Io va ny *tanàna* ifalianareo, lehy ni-
toetr' ela hatramy ny andro taloha? ny ton-
gony mitondra azy hivahiny eny lavitr' eny.
8 Iza no nihievitry izany hanohitra
any Toro, lehy manome satro-boninahi-
tra, efa andriandahy ny mpandranto eo,
malaza any ambony ny tany ny mpivaro-
tra eo?
9 Iehôvah Tompony ny maro no nihie-
vitry izany, mba handoto ny fiavonavo-
nany lehy voninahitra rehetra, mba hane-
vateva lehy malaza rehetra eo ambony ny
tany.
10 Mandehana hanarony ny taninao ta-
haky ny ony, ry zanaka-vaviny Tarisisa:
tsy misy misakan' intsony.
11 Izy naninjitry ny tànany tamy ny ra-
nomasina; nampikiotrankotrany fanjakana
maro Izy: Iehôvah efa nandidy ny aminy
Kanana, handrava ny fiarovany mafy.
12 Ary hoy Izy, Tsy hifaly intsony hia-
nao, ry mpitovo-vavy be fahoriana, zanaka-
-vaviny Zidôna; miaingià, mandehana any
Kitima; tsy hanam-pitsaharana any koa
hianao.
13 Indro, ny taniny ny Kalidia: tsy
mba olona ireny, ny Asiria namorony iny
ho any ny mponina any an-efitra: nanao
trano fiarovana teo izareo, dia nanao vala-
mena teo izareo; dia nandrava iny Izy.
14 Midradradradrà hianareo, ry sambon-
-Tarisisa, fa afaka ny herinareo.
15 Ary ho aminy izany andro izany, dia
ho hadino i Toro fito-polo taona araky ny
androny ny mpanjaka iray: amy ny farany
ny fito-polo taona dia hisy ho any Toro
tahaky ny fihirany ny kala-janga:
16 Makà lokanga, mandehana hanodi-
diny ny tànana hianao, ry kala-janga izay
efa hadinoina, atavy tsara ny hira, manava
hira maro, mba hahatsiarovana anao.
17 Ary rehefa tapitra ny fito-polo taona,
dia hamangy any Toro Iehôvah, ka hive-
rina amy ny tanginy izy, ka hijanga-
janga amy ny fanjakan-drehetra ambony
ny tany eo aminy izao tontolo izao izy.
18 Ary ny rantony sy ny tambiny ho
hasinina ho any Iehôvah: tsy hangonina
na ho tehirizina iny; fa ho any izay mitoe-
tra eo anatrehany Iehôvah ny rantony, ha-
havoky hanina sy hitafy ny maharitra.

## TOKO XXIV.

INDRO, Iehôvah mahafoany ny tany, sy
mahalao iny, sy mamadiky iny, ary mam-
piely izay monina eo.
2 Ary hanahaky ny vahoaka ny mpiso-
rona; hanahaky ny ankizi-lahy ny tom-
poni-lahy; hanahaky ny ankizi-vavy ny
tomponi-vavy; hanahaky ny mpividy ny
mpivarotra; hanahaky ny mpisambotra ny

mpampisambotra; hanahaky ny mpampa-
nàna-vola ny manàna vola.
3 Ho foanana dia foanana ny tany, ka
rava dia rava iny; f' Iehôvah efa niteny
izany teny izany.
4 Misaona, malazo ny tany; malahelo,
malazo izao tontolo izao; malahelo ny
olo-misandratra eo amy ny tany.
5 Ary ny tany ho lotoina eo ambany ny
monina eo, satria nanota ny lalàna, nanova
ny teny, namadiky ny fanekena mandraki-
zay izareo.
6 Izany andravany ny ozona ny tany,
ka ampijaliany ny monina eo: izany an-
doroany ny monina eo amy ny tany, ka
vitsy ny olona sisa.
7 Misaona ny divay vaovao, malahelo ny
voaloboka, misento ny mifaly am-po rehetra.
8 Mitsahatra ny amponga mampifaly, ta-
pitra ny fitabatabany ny mifaly, mitsahatra
ny lokanga mampifaly.
9 Tsy hisotro divay na hihira izareo,
hangidy ny toaka aminy izay misotro iny.
10 Rava ny tanàna mikiotrankotrana: mi-
hidy ny trano rehetra, mba tsy hidiran'
olona.
11 Fitarainan-divay eo an-dàlam-be; mai-
zina ny fifalian-drehetra, lany ny faharavo-
ravoany ny tany.
12 Mitoetra ny fandravana eo an-tanàna,
ary voa vely ny vavahady, ka rava.
13 Raha ho tonga izany eo afovoany ny
tany, eo amy ny firenena maro, dia hisy ha-
nahaky ny hazo oliva rehefa nanintsana;
hisy hanahaky ny voaloboka voa tsimpona
rehefa tapitra ny fanangonam-boaloboka.
14 Izareo hanandratry ny feony, izareo
hihira noho ny voninahitry Iehôvah, iza-
reo hiantso mafy eo amy ny ranomasina.
15 Koa mankalazà any Iehôvah eo an-
-tany afo, dia ny anarany Iehôvah Andria-
manitry ny Isiraely, hianareo any a-nosin-
-dranomasina.
16 Teo amy ny farany ny tany nandrene-
sanay hira, dia voninahitra ho any lehy ma-
rina. Fa hoy izaho, Indrisy mahia aho,
mahia aho, mahita loza aho! ny mpanam-
baka manambaka: eny, ny mpanambaka
manambak' indrindra.
17 Tahotra, sy ny lavaka, ary ny fandri-
kia mahazo anao, ry mponina eo ambony
ny tany.
18 Ary izay mandositry ny feo mahataho-
tra ho lavo any an-davaka, ary izay mia-
katra amy ny lavaka ho azony ny fandrikia:
fa mivoha ny varavaran-kely any am-
bony, ary mihiorohoro ny fanorenany ny
tany.
19 Rava dia rava ny tany, vaky dia vaky
ny tany, mihiorohoro dia mihiorohoro ny
tany.
20 Hiraikiraiky dia hiraikiraiky ny tany,
tahaky ny fileony, ka hifindrafindra tahaky
ny lay iny, ary ny fahotany ho mave-
satra aminy; ary hianjera iny, ka tsy hia-
rin' intsony.
21 Ary aminy izany andro izany hampi-
jaliany Iehôvah ny hamarony ny mpiavo-
navona izay eo amy ny avo, ary ny mpan-
jaky ny tany eo ambony ny tany.
22 Ary hangonina tahaky ny fanango-
nany ny mpifatotra any an-davaka izareo,
ka ho hidiana eo an-trano-maizina, ary re-
hefa afaka andro maro, dia ho vangiana
izareo.
23 Ary hangaihay ny volana, ary ho
menatra ny masoandro, raha hanjaka Iehô-
vah Tompony ny maro, any an-tendrombo-
hitra Ziôna sy any Ieriosalema, ary eo ana-
trehany ny anti-panahiny, ka ho be vonina-
hitra.

## TOKO XXV.

Iehôvah ô, Hianao no Andriamanitro; ha-
nandratra Anao aho, hidera ny anaranao
aho, f' efa nanao zava-mahagaga Hianao:
marina, *ary* to ny fisainana ela.
2 F' efa nataonao ny tànana ho rava mi-
tambatra, ny tanàna mirova ho fandravana,
ny tranom-bahiny tsy ho tanàna: tsy ha-
tsangan' intsony mandrakizay iny.
3 Izany hankalazany ny olo-mahery Anao,
hatahotra Anao ny tanànany ny firenena
maro mahatahotra.
4 F' efa heriny ny malahelo Hianao, he-
riny ny mahantra eo amy ny fahoriany, fie-
rena amy ny tafio-drivotra, fialofan-kain'
andro, raha manahaky ny tafio-drivotra
*namely* ny mànda ny rivotra avy amy ny
mahery.
5 Tahaky ny hain' andro eo amy ny tany
maina ampidinanao ny fitabatabany ny va-
hiny; ny hain' andro amy ny aloky ny ra-
hona: ny fihiobiany ny mahery hampitsa-
harana.
6 Ary Iehôvah Tompony ny maro hanao
eo aminy itoy tendrombohitr' itoy, ho any ny
firenen-drehetra, fanasan-java-matavy, fana-

sana divay efa mandry ela, zava-matavy be
tsoka, divay efa mandry ela, voa dio tsara.
7 Ary ho eo aminy itoy tendrombohitr'
itoy, dia hanesotry ny sarona izay mana-
rony ny olon-drehetra, sy ny rakotra izay
mandrakotry ny firenen-drehetra, Izy.
8 Hanesotra fahafatesana ho mandrakizay
Izy; ary Iehôvah Andriamanitra hamafa
ranomaso amy ny tava rehetra; ary ham-
piala ny tsininy ny olony amy ny tany re-
hetra Izy: f' Iehôvah efa niteny.
9 Dia hatao aminy izany andro izany hoe,
Indro, Itoy no Andriamanitsikia: efa nian-
dry Azy isikia, dia hamonjy antsikia Izy:
Itoy no Iehôvah: efa niandry Azy isikia;
ho faly sy ho ravoravo amy ny famonjeny
isikia.
10 Fa ny tànany Iehôvah hitoetra eo
aminy itoy tendrombohitr' itoy; ary ny
Moaba hitsahina eo ambaniny, dia tahaky
ny fanitsahana mololo an-kamorin-jezikia.
11 Ary hamelatry ny tànany eo afovoany
Izy, tahaky ny famelatry ny mpilomano ny
tànany hilomano; ary hampidiny ny fiavo-
navonany, sy ny fanambakany ny tànany,
Izy.
12 Ary ny bateriny ny trano fiarovana
amy ny màndanao harodany, hampidininy,
haetriny hatramy ny tany, dia hatramy ny
vovoka.

## TOKO XXVI.

Aminy izany andro izany hihirany itoy
fihiran' itoy eo amy ny tany Ioda; Ma-
nana tanàna mafy isikia; hanendry famon-
jena ho mànda sy fiarovana Izy:
2 Vohay ny vavahady hianareo, mba hi-
dirany ny firenena marina izay mitandrina
fahamarinana.
3 Hianao hitahiry amy ny fihiavanana
tanteraka ny saina tsi-miova; satria matoky
Anao izy.
4 Matokia any Iehôvah ho mandrakizay
hianareo; fa aminy Iah Iehôvah ny hery
mandrakizay.
5 F' Izy mampietry ny mitoetra eo amy
ny avo; ny tanàna asandratra, mampi-
diny iny Izy, dia mampidiny iny hatramy
ny tany Izy, dia mampietry iny hatramy
ny vovoka Izy.
6 Ny tongotra hanitsaky iny, dia ny ton-
gotry ny malahelo *sy* ny diany ny ma-
hantra.

7 Mahitsy ny làlany ny marina; Hianao,
Izay mahitsy, mandamaky ny làlan-kale-
hany ny marina.
8 Eny, niandry Anao teo amy ny làlany
ny fitsaranao izahay, Iehôvah ô; amy ny
anaranao, sy ny fahatsiarovana Anao, ny
iriny ny fanahinay.
9 Ny fanahiko naniriako Anao nony ali-
na; eny, ny saiko ato anatiko nitadiavako
Anao nony maraina; fa raha eo amy ny
tany ny fitsaranao, dia hianatra fahamari-
nana ny monina eo aminy izao tontolo izao.
10 Na dia asiana soa ny ratsi-fanahy, tsy
mba hianatra fahamarinana izy; hanao
tsi-marina eo amy ny taniny ny fahitsiana
izy, ka tsy hijery ny voninahitry Iehôvah.
11 Iehôvah ô, na dia misandratra ny
tànanao, tsy mba hahita izareo; tsy maitsy
hahita izareo, ka ho menatra noho ny fitia-
vanao ny olona; eny, handevony ireny ny
afo izay mamely ny fahavalonao.
12 Iehôvah ô, hanendry fihiavanana ho
anay Hianao; fa Hianao no nanao ny asa-
nay rehetra ho anay.
13 Iehôvah ô, Andriamanitray, tompo
maro afa tsy Hianao nanapaka anay:
Hianao hiany no hahatsiarovanay ny ana-
ranao.
14 Efa niala-aina, tsy ho velona izareo,
maty, tsy hiarina izareo; satria namangy sy
nandringiana azy, ary namono ny mety ho
fahatsiarovana azy, Hianao.
15 Nampitombo ny firenena Hianao, Ie-
hôvah ô, nampitombo ny firenena Hianao:
ankalazaina Hianao: nahalehibe ny fari-
-tany rehetra Hianao.
16 Iehôvah ô, namangy Anao, rehefa ory
izareo; namoaka teny anakam-po izareo,
raha namely azy ny fananaranao.
17 Manahaky ny vehivavy bevohoka mi-
andry andro fiterahana, marary, mitaraina
eo amy ny fanaintainany, ny toetray teo ana-
trehanao, Iehôvah ô.
18 Efa bevohoka izahay, efa narary iza-
hay, efa niteraka toa rivotra izahay, efa tsy
nanao famonjena teo amy ny tany izahay;
ary tsy mbola tafavoaka ny monina eo
aminy izao tontolo izao.
19 —Ho velona ny olonao maty, hitsan-
gana ny tenako izay efa maty. Mifohaza,
ka mihirà hianareo izay mitoetra eo amy ny
vovoka: fa ando amy ny anana ny ando-
nao, ary ny tany hamoaky ny maty.
20 Maitia, ry oloko, midira any an-trano-

nao, ka manidia aminao ny varavaranao:
miere toa vetivety foana, mandra-pahafaka
ny fahatezerana.
21 F' indro, Iehôvah mivoaka amy ny
fitoerany, hamangy ny monina any am-
bony ny tany noho ny helony: ary ny
tany hampiseho ny ra eo, ka tsy hanafiny
ny maty eo intsony.

## TOKO XXVII.

IEHÔVAH, aminy iny andro iny, hampijaly
ny mamba, ny menarana manekitra, dia ny
mamba, ny menarana miolikiolikia, amy
ny sabatrany mahory sy lehibe ary ma-
hery; ary hamono ny mamba izay eo an-
-dranomasina Izy.
2 Ny amy ny tanim-boaloboka divay me-
na, mihirà izy iny aminy izany andro izany
hoe hianareo;
3 —Izaho Iehôvah no miaro io; Izaho
handeny io mandrakariva: fandroa hisy
hanimba io, Izaho hiaro io na alina, na
andro.
4 Tsy misy fahatezerana ato amiko: iza
no hanatoka hery *sy* tsilo Ahy amy ny ady?
ho hitsahiko ireny, hodorako avokoa ireny.
5 Sa aleo izy hitana ny heriko, mba ha-
navany fihiavanana amiko, dia hanao fihia-
vanana amiko izy.—
6 Hamaka ny Iakoba amy ny andro ho
avy: hitsimoka sy hamony ny Isiraely: ary
hameno vokatra izao tontolo izao izareo.
7 Efa namely azy v' Izy, araky izay name-
lezauy izay namely azy? sa efa vonoina v'
izy, araky ny namonoany izay no vonoiny?
8 An-ohatrohatra no nananaranao azy,
raha nampivoaka azy Hianao: ny heriny
ny rivony namindrany *azy* tamy ny an-
drony ny rivotra atsinanana.
9 K' izany no hanadiovany ny heloky ny
Iakoba; ary izany no vokatra rehetra, mba
hanesotry ny fahotany: raha ataony ny
vato rehetra amy ny fivoadiana hanahaky
ny vaton-tsokay izay voa torotoro, dia tsy
hasandratra ny Asitarita sy ny sariny ny
masoandro.
10 Nefa ho lao ny tanàna mirova, ho foy
ka ho lao ny fonenana tahaky ny efitra; ny
zanak' omby hihinana eo, dia handry eo,
ka handany ny sampany.
11 Raha malazo ny sampany, dia ho
jinjana ireny: ho avy ny vehivavy han-
doro ireny: fa olona tsy manan-tsaina ireny:
ary ny Nahary ireny tsy hamindra-fo
aminy ireny, ary ny Namorony ireny tsy
hiantra ireny.
12 Kanefa aminy iny andro iny hampa-
nintsanany Iehôvah, hatramy ny falehany
ny Ony ka hatramy ny ony Ejipity; ary
hianareo, samy hangonina tsirairay, ry za-
naky Isiraely.
13 Ary aminy izany andro izany hampa-
nenoany ny trompetra lehibe, dia ho avy
izay efa ho faty teo amy ny tany Asiria, sy
izay efa nihiahaka teo amy ny tany Ejipity,
ka hivavaka aminy Iehôvah eo ambony ny
tendrombohitra masina, dia any Ieriosalema.

## TOKO XXVIII.

MAHITA loza ny fireharehany ny satro-bo-
ninahitry ny fileony eo amy ny Efiraima,
ary ny vony malazo, dia ny voninahitry ny
hatsara-tarehiny, izay eo an-tampony ny
lohasaha mahavokatra, any izay resen-di-
vay.
2 Indro, izay anankiray matanjaka sy
mahery avy amy ny Tompo tahaky ny
riaka havandra, *sy* ny rivotra mandrimba;
tahaky ny riaky ny rano mahery manafo-
tra, no ampidinany ny tànany hatramy ny
tany.
3 Ho hitsahin-tongotra ny fireharehany
ny satro-boninahitry ny fileony eo amy ny
Efiraima:
4 Ary hanahaky ny voa mialin-taona, die-
ny tsy mbola tonga ny lohataona, ny vony
malazo, dia ny voninahitry ny hatsara-tare-
hiny, izay eo an-tampony ny lohasaha ma-
havokatra: izay mahita iny, dia mijery iny;
raha vao eny an-tànany, dia ateliny iny.
5 Ho aminy izany andro izany, Iehôvah
Tompony ny maro no ho satro-boninahitra,
ary ho voninahitry ny hatsara-tarehy, ho
any ny olony sisa;
6 Ary ho fanahy fitsarana ho any izay
mipetraka ambony ny fitsarana, ary ho he-
riny izay mampirony ny ady eo am-bava-
hady.
7 F' izareo aza efa mania noho ny divay,
k' efa miraikiraiky noho ny toaka: efa ma-
nia ny mpisorona sy ny mpaminany noho
ny toaka, resen-divay izareo, efa miraiki-
raiky noho ny toaka izareo: efa mania eo
amy ny fanindrimandry izareo, tafintohina
eo amy ny fitsarana izareo.
8 Fa feno loa *sy* loto ny latabatra rehetra,
ka tsy misy fitoerana *madio*.
9 Iza no hampianariny fahalalana? ary

iza no hampahafantariny saina? izay notazana tamy ny ronono, dia izay nitsaha-nono.
10 Fa lalàna momba lalàna, lalàna momba lalàna; tsipikia momba tsipikia, tsipikia momba tsipikia; kely ety, kely ery.
11 Kanefa amy ny molotra miambakambaka, sy ny teny hafa, no hitenenany aminy ireo olon' ireo;
12 Satria nanao taminy hoe Izy, Itoy no fitsaharana, ampitsaharo ny sasatra hianareo: ary itoy no famelomana: fa tsy nety nihaino izareo.
13 Ary lalàna momba lalàna, lalàna momba lalàna; tsipikia momba tsipikia, tsipikia momba tsipikia; kely ety, kely ery; nitenenany Iehôvah taminy mba handehanany, sy hihiemorany, ka ho torotoroina, sy ho fandrihiana, ary ho samborina izareo.
14 Koa mihainoa ny teniny Iehôvah, hianareo olona mianjonanjona, izay manapaky ireo olon' ireo, izay any Ieriosalema:
15 Satria hoy hianareo, Efa nanao fanekena tamy ny fahafatesana izahay, k' efa nanao fifanarahana tamy ny fasana; raha ho avy ny loza mamaoka, dia tsy hanjo anay izany: fa ny laingia nataonay fiarovana anay, ary ny fitaka fanaronana anay;
16 Koa izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra, Indro, Izaho manorina vato any Ziôna, vato voa zaha-toetra, vato soa fehi-zoro, fanorenana mafy: tsy ho tafintohina izay mino.
17 Ary fitsarana hataoko amy ny fitsipikia, ary fahamarinana amy ny mizana; ary ny havandra hamaoky ny fiarovan-daingia, ary ny rano hanafotry ny fierena.
18 Ary ho foana ny fanekenareo amy ny fahafatesana, ary tsy hitoetra ny fifanarahanareo amy ny fasana; raha ho avy ny loza mamaoka, dia ho hitsahiny iny hianareo.
19 Raha vao avy iny, dia hahazo anareo iny: fa handeha isa-maraina, andro aman' alina, iny; ary ho fampahoriana hiany no hahalala ny filazana aza.
20 Fa fohy loatra ny farafara, ka tsy misy ilamparana; ary kely loatra ny firakotra, ka tsy misy irakofana.
21 F' Iehôvah hiakatra tahaky ny teo an-tendrombohitra Perazima, ho tezitra Izy tahaky ny teo amy ny tany lemaka Gibeôna, mba hanavany ny asany, dia ny asany mahagaga; ary hahavitany ny asany, dia ny asany mahatalanjona.
22 Ary ankehitriny, aza maneso intsony hianareo, fandroa ho gehezina mafy ny famatorana anareo; f' efa nandre taminy Iehôvah Andriamanitra Tompony ny maro aho, fa misy fandevonana voa hevitra hatao amy ny tany rehetra.
23 Atongilano ny sofinareo, ka mandrenesa ny feoko; mihainoa, ka mandrenesa ny teniko.
24 Ny mpihiady tany mihiady tontolo andro va, mba hamafy? mitomboka sy mamakiloha ny taniny v' izy?
25 Raha vao nandamaky ny amboniny izy, tsy hamafy ny voam-perifery, ary hampiely ny voan-tsakay v' izy, ka hamafy ny vari-vato eo am-pitoerana, sy ny vari-rojo eo am-potoana, ary ny vari-lava-volo eo amy ny toko-taniny?
26 Fa manome azy saina ny Andriamaniny; mampianatra azy Izy.
27 Fa tsy voa velim-pivelezana ny voam-perifery, na mikiodiadia ny kodiany ny fiarakodia ambony ny voan-tsakay; fa ny voam-perifery no velezina amy ny tehina, ary ny voan-tsakay amy ny tsorakazo.
28 Ny vary hatao mofo no totoina; satria tsy hively iny mandrakariva izy, na ho torotoroiny ny kodiany ny fiarakodiany iny, na ho totoiny ny mpitaingin-tsoavaliny iny.
29 Eny, avy aminy Iehôvah Tompony ny maro izany; mahagaga amy ny fisainana, malaza amy ny asa, Izy.

## TOKO XXIX.

MAHITA loza i Ariela, i Ariela, tanàna izay nitoerany Davidy! ampio herin-taona ny herin-taona; aoky hihierina ny fanasana:
2 Kanefa hampahory any Ariela Aho; ary hisy alahelo sy fahoriana: ary ho amiko izany tahaka any Ariela.
3 Ary hitoby hanohitra anao manodidina Aho, ka hananga-mànda hanao fahirano anao, dia hanao trano fiarovana hamely anao Aho.
4 Ary hampidinina hianao; avy amy ny tany hitenenanao, ary avy amy ny vovoka hibitsibitsihianao, ary amy ny tany hivoahany ny feonao tahaky ny mpanao-ody, ary avy amy ny vovoka hibitsibitsihiany ny teninao.
5 Kanefa hanahaky ny vovoka madinikia ny fahavalonao marobe, ary hanahaky ny ampombo izay mora mandeha ny marobe mampahatahotra: eny, ho tampoka vetivety foana izany.

6 —Kotrokorana sy horohoron-tany ary
rohondrohona mafy, tadio sy tafio-drivotra
ary lel'afo mandevona, hamangiany Iehô-
vah Tompony ny maro anao kosa, *ry faha-
valo* :
7 Ary hanahaky ny nofy hita alina ny
hamarony ny firenen-drehetra izay miady
aminy Ariela, dia izay rehetra miady aminy,
sy amy ny trano fiarovany, ary izay mampa-
hory azy.
8 Hanahaky ny noana manonofy izareo,
ary, indro, mihinana izy ; kanjo, raha ma-
hatsiaro izy, dia noana ny fanahiny : sa ha-
nahaky ny mangetaheta manonofy izareo,
ary, indro, misotro izy ; kanjo, raha ma-
hatsiaro izy, indro, dia reraka izy, ary lian-
-kanina ny fanahiny : dia hanahaky izany
ny hamarony ny firenen-drehetra izay mia-
dy amy ny tendrombobitra Ziôna.
9 Mijanòna, ka aoka ho talanjona hiana-
reo ; mitsinjova, ka aoka ho gaga hianareo ;
mamo izareo, fa tsy amy ny divay ; mirai-
kiraiky izareo, fa tsy amy ny toaka.
10 Fa nalatsaky Iehôvah taminareo fana-
hy mahasondrian-tory, ary efa nampikimpy
ny masonareo Izy : efa nanarony ny mpa-
minany, sy ny loholonareo mpizaha, Izy.
11 Ary ny fanindrimandriny izy rehetra
efa ho aminareo tahaky ny teny an-tara-
tasy, izay voa loko, ka omena ho any izay
mahay taratasy, hoe, Vakio io, masìna hia-
nao : ary hoy izy, Tsy mahay aho ; fa
voa loko io :
12 Ary ny taratasy omena ho any izay
tsy mahay taratasy, hoe, Vakio io, masìna
hianao : ary hoy izy, Tsy mahay taratasy
aho.
13 Ary hoy ny Tompo, Satria manatona
*Ahy* ireo olon' ireo amy ny vavany, ary
mankalaza Ahy amy ny molony, fa mana-
lavitra Ahy ny fony, ary ny didin' olona
no nampianarany ny fatahorany Ahy ;
14 Koa, indro, Izaho hanampy asa ma-
hagaga aminy ireo olon' ireo, dia asa ma-
hagaga sy mahatalanjona : ary ho very
ny fahendreny ny olon-kendriny, ka hafe-
nina ny fahalalany ny manan-tsaina eo.
15 Mahita loza izay mitady lalina hana-
fin-tsaina mba tsy ho hitany Iehôvah, ary
eo amy ny maizina ny asany, ka hoy iza-
reo, Iza no mahita antsikia ? ary iza no
mahalala antsikia ?
16 Indrisy, ny famadibadihianareo ! ho he-
verina ny mpanefi-vilany tahaky ny feta va ?
sa ny asa va hilaza ny mpanao iny, Tsy na-
nao ahy izy ? sa izay no foronina va hilaza
ny mpamorony iny, Tsy manan-tsaina izy ?
17 Tsy kelikely foana hiany va no sisa,
dia hampodina ho saha mahavokatra i Le-
banôna, ary ho heverina ho ala ny saha
mahavokatra ?
18 Ary aminy iny andro iny handrene-
sany ny marenina ny teniny ny taratasy, sy
hahitany ny masony ny jamba, afaka amy
ny manjavona sy ny maizina.
19 Ary Iehôvah hitomboany ny malahelo
fifaliana, ary ny Iray Masiny ny Isiraely
hifaliany ny mahantra eo amy ny olona.
20 Fa ho lany ny loza-be, ka ho levona ny
mpianjonanjona, dia ho fongotra izay rehe-
tra miandry hanota ;
21 Izay manameloka olona amy ny teny,
ary mamandriky ny mpandaha-teny eo am-
-bavahady, ary mamadiky ny marina noho
ny zava-poana.
22 Izany anavany Iehôvah hoe, Izay
nanavotra any Abirahama, hilaza ny mpia-
nakaviny Iakoba, Tsy ho menatra anke-
hitriny ny Iakoba, na hivalomainty ankehi-
triny ny tavany.
23 Fa raha mahita ny asany ny tànako ny
zanany eo afovoan-tena, dia hanamasiny
ny anarako izareo, ary hanamasiny ny Iray
Masiny ny Iakoba, ka hatahotra an' An-
driamanitry ny Isiraely.
24 Ary hahafantatra saina izay diso am-
-panahy, ary hianatra fampianaran-tsaina
izay mimonjomonjo.

## TOKO XXX.

MAHITA loza ny zaza miodina, izay maka
saina, fa tsy manaraka Ahy, hoy Iehôvah ;
ary izay manao fanekena, fa tsy manaraky
ny Fanahiko, mba hampiany ota amy ny
ota ;
2 Izay mandeha hidina any Ejipity, ka
tsy manontany amy ny vavako ; hampaha-
tanja-tena amy ny heriny Farao, sy hatoky
ny aloky ny Ejipity !
3 Fa hampahamenatra anareo ny heriny
Farao, ary hampahavery hevitra *anareo* ny
fatokiany ny aloky ny Ejipity.
4 Fa ny andriandahiny nitoetra tany Zoa-
na, ka tonga tany Hanesa ny olona nira-
hiny.
5 Izy rehetra efa menatry ny olona izay
tsy nahasoa azy ; tsy nahavonjy, na nahasoa,
fa ho henatra sy ho latsa hiany izareo.

6 Ny ZAVATRA hanjo ny biby mankany
atsimo. Mitety ny tany mampahory ka sa-
rotr' aleha, izay ihiaviany ny lion-bavy sy
ny lion-dahy, ny bibi-lava sy ny menaran'
afo manidina, entiny ny olona ny hareny
an-tsoroky ny ampondra tanora, ary ny fa-
nanany an-trafony ny angamenavava, ho
any amy ny olona izay tsy hahasoa.
7 Fa ho zava-poana sy ho tsinontsino-
na ny famonjeny ny Ejipity: izany nian-
tsoako azy hoe, Mpirehareha, mipetraka
hiany.
8 Mandehana ankehitriny, soraty io amy
ny hazo fisaka eo anatrehany ireny, ary
tombohy io eo an-taratasy, mba ho fanam-
barana mandrakizay amy ny andro ho avy
izany:
9 Fa olo-miodina ireo, zaza mandaingia,
zaza izay tsy mety mihaino ny lalàny Iehô-
vah:
10 Milaza amy ny mpizaha izareo, Aza
mizaha hianareo; ary amy ny mpaminany,
Aza maminany zava-marina aminay hiana-
reo; manava vava malefaka aminay, ma-
minania zava-mamitaka;
11 Mivilia amy ny aleha, mamindrà làla-
na, ampitsaharo eo anoloanay ny Iray Ma-
siny ny Isiraely.
12 Koa izany no lazainy ny Iray Masiny
ny Isiraely, Satria mandà izany teny izany
hianareo, ka matoky famitahana sy fanavan-
-ditra, ka miankina aminy izany;
13 Dia ho aminareo izany helok' izany
tahaky ny rava efa hianjera, miboitra amy
ny mànda avo, ho avy tampoka vetivety
ny famakiany iny.
14 Ary ho vaky iny tahaky ny fama-
kiany ny vilaniny ny mpanefi-vilany, izay
montsamontsana ka tsy itsitsiny; ka tsy
hita tavy eo amy ny vakivakiny hanga-
lan' afo amy ny fatana, sa hangalan-drano
amy ny lavaka.
15 F' izany no efa lazainy Iehôvah An-
driamanitra, ny Iray Masiny ny Isiraely,
Raha miverina ka mitoetra, dia ho vonjena
hianareo; raha mandry ka matoky, dia ha-
hery hianareo: fa tsy nety hianareo.
16 Fa hoy hianareo, Tsia; fa handositra
mitaingin-tsoavaly izahay; ka dia hando-
sitra hianareo; ary, Hitainginy ny faingi-
an-tongotra izahay; ka dia ho faingian-
-tongotra izay manenjikia anareo.
17 Arivo *handositra* noho ny fananarany
ny anankiray; handositra hianareo noho ny
fananarany ny dimy; mandra-pahavela hia-
nareo tahaky ny andry any an-tampony ny
tendrombohitra, sy ny faneva eo ambony ny
tanety.
18 Ary izany hiandrasany Iehôvah mba
hiantra anareo, ary izany hisandratany mba
hamindra-fo aminareo, satria Andriamani-
try ny fitsarana Iehôvah: finaritra izay re-
hetra miandry Azy.
19 Fa ny olona hitoetra any Ziôna, any
Ieriosalema; tsy hitomany intsony hianao:
hiantra dia hiantra anao noho ny feony ny
fitarainanao Izy; raha handre iny, dia ha-
maly anao Izy.
20 Ary hanome anareo mofo fahoriana, sy
rano falahelovana, ny Tompo, kanefa tsy
hafindra ho an-joro intsony ny mpampiana-
tra anao; fa ny masonao hahita ny mpam-
pianatra anao:
21 Ary, raha miankavanana hianareo, ary
raha miankavia hianareo, dia handre teny
eo aorianao ny sofinao, manao hoe, Io no
làlana; andehano io.
22 Dia handoto ny firakotry ny endri-
-java-bolafotsinao asoritra, sy ny fihaingo-
any ny endri-java-bolamenanao arendrikia,
hianareo: harianao tahaky ny lamba veta-
veta ireny: ho lazainao aminy hoe, Mialà
aty.
23 Dia hanome ranonorana ny voanao
izay hafafinao amy ny tany, ary ny mofo
vokatry ny tany, Izy; dia hatavy ary ho
be iny; ary hihinana aminy iny andro iny
eo amy ny famahanana malalaka ny ombi-
nao.
24 Ny vositra koa, sy ny zanak' ampon-
dra, izay miasa ny tany, hihinan-javatra
nasiam-panasina, izay voa hofany ny sahi-
ratsy sy ny sahafa.
25 Ary hisy ambony ny tendrombohitra
avo rehetra, sy ambony ny tanety asan-
dratra rehetra, ony, rano mandriaka, amy
ny andro famonoan-dehibe, raha mianjera
ny trano fiarovana.
26 Ary ny fahazavany ny volana hana-
haky ny fahazavany ny masoandro, ary ny
fahazavany ny masoandro ho avy fito-he-
ny, manahaky ny fahazavany ny hafitoana,
amy ny andro hamehezany Iehôvah ny fe-
riny ny olony, sy hahasitranany ny aretina
izay namely azy.
27 Indro, ny anarany Iehôvah avy lavitra,
mirehitra ny fahatezerany, ary mavesatra
ny entana; feno fahatezerana ny molony,

ary manahaky ny afo mandevona ny le-
lany.
28 Ary ny fofon' ainy hanahaky ny riaka
manafotra havozona, mba hanofa ny firenena
maro amy ny sahafa fanimbana: ary hisy
amy ny valanoranony ny olona lamboridy
mampandiso.
29 Hanana fihirana hianareo tahaky ny
amy ny alina fitandremany ny fanasana
masina, ary fifaliam-po tahaky ny fihiaviny
ny mpitondra sodina, hankany an-tendrom-
bohitry Iehôvah ho any amy ny Vatolam-
piny ny Isiraely.
30 Ary Iehôvah hampandre ny vonina-
hitry ny feony, ary hampiseho ny filatsa-
hany ny sandriny amy ny fahatezerana
mirehitra, sy amy ny lel' afo mandevona,
amy ny riaka, sy amy ny tafio-drivotra,
ary amy ny havandra.
31 Fa ny feony Iehôvah handreseny ny
Asiria; hamely amy ny tehina Izy.
32 Ary hampombainy ny tabireta sy ny
lokanga isam-pandehany ny tehina voa ten-
dry, izay hampitoeriny Iehôvah aminy; ary
ady mampihiorohoro hiadiany aminy.
33 Fa voa tendry fahataloha i Tofeta:
eny, voa voatra ho any ny mpanjaka iny;
natao ho lalina iny; natao ho malalaka iny:
afo sy kitay betsaka ny antontany: ny fo-
fon'ainy Iehôvah mampirehitry iny, tahaky
ny fitsioriahan-tsolifara.

## TOKO XXXI.

MAHITA loza izay midina any Ejipity hi-
tady famonjena, ary mirehareha soavaly, ka
matoky fiarakodia, satria maro ireny; ary
mpitaingin-tsoavaly, satria mahery indrin-
dra ireny; fa tsy mijery ny Iray Masiny
ny Isiraely, na mitady any Iehôvah izareo!
2 Kanefa hendry koa Izy, dia hampidi-
-doza Izy, ka tsy hanova ny teniny; fa hi-
tsangana hamely ny mpianakaviny ny mpa-
nao-ratsy, sy ny mpanampy ny mpanao
meloka, Izy.
3 Ary olona ny Ejipity, ka tsy Andriama-
nitra; ary nofo ny soavaliny, ka tsy fana-
hy. Raha hahinjitry Iehôvah ny tànany,
dia ho lavo izay manampy, ary hianjera
izay ampiana, ary samy ho resy avokoa
izy roa tonta.
4 F' izany no lazainy Iehôvah tamiko,
Tahaky ny liona sy ny zanaky ny liona
mierona amy ny fitohany, na dia voa antso
aza ny hamarony ny mpiandri-ondry ha-
mely azy, ka tsy matahotry ny feony, na
manahy ny hamarony; dia tahaky izany hi-
dinany Iehôvah Tompony ny maro hiady
hamonjy ny tendrombohitra Ziôna sy ny
tanetiny.
5 Tahaky ny voro-manidina hiarovany
Iehôvah Tompony ny maro any Ieriosa-
lema; sady miaro no mamefy Izy; sady
mitsitsy no mamonjy Izy.
6 Miverena hianareo ho aminy Izay nio-
dinany ny zanaky Isiraely indrindra.
7 Satria aminy izany andro izany hanari-
any ny olon-drehetra ny sampim-bolafotsy
sy ny sampim-bolamena, izay nataony ny
tànanareo ho fahotanareo;
8 Dia ho lavon-tsabatra ny Asiria, tsy an-
-dehilahy; ary ny sabatra handany azy, tsy
an' olona; fa handositry ny sabatra izy, ary
hanompo ny zatovony.
9 Ary izy hankany am-batolampiny noho
ny tahotra, ary ny andriandahiny hatahotry
ny faneva, hoy Iehôvah, ny afony any Ziô-
na, ary ny fitanehany any Ieriosalema.

## TOKO XXXII.

INDRO, fahamarinana no hanjakany ny
mpanjaka anankiray, ary fitsarana no
hanapahany ny mpanapaka maro.
2 Ary Lehilahy hanahaka fierena amin-
-drivotra, sy fialofana amin-dranonoram-
-baratra; hanahaka renirano eo amy ny
tany maina, hanahaka vatolampy lehibe ma-
naloka eo amy ny tany mahareraka Izy.
3 Ary tsy ho pahina ny masony izay ma-
hita, ary hihaino ny sofiny izay mandre;
4 Ary ny fony ny malaky mito-fo hahazo
fahalalana, ary ny lelany ny mikiodedi-
dedy halaky hiteny marina.
5 Ny adala tsy hatao hoe malaza intsony,
ary ny mpahihitra tsy hatao hoe mpian-
tra.
6 Fa ny adala hanao teny adalalala hiany,
ary ny fony hamoron-keloka, mba hanom-
pa sy hiteny ratsy any Iehôvah, hahafoany
ny fanahiny ny noana, sy hampitsahatry
izay ho sotroiny ny mangetaheta.
7 Ary ratsy ny fiasany ny mpahihitra;
mihievi-tsain-dratsy izy, mba hamandriky
ny malahelo amy ny teny mamitaka, na
dia miteny marina aza ny mahantra.
8 Fa ny miantra mihievitra hiantra; ary
fiantrana hampitoerana azy.

9 Mitsangàna, hianareo vehivavy, izay
miadana; mihainoa ny feoko; mihainoa
ny teniko, hianareo zanaka-vavy izay mato-
kitoky.
10 Andro vitsy raha afaka herin-taona
hampahoriana anareo, ry vehivavy matoki-
toky; fa hitsahatra ny voka-boaloboka, tsy
ho tonga ny fanangonana.
11 Mangovita, hianareo vehivavy mia-
dana; aoka ho ory, hianareo matokitoky:
esory ny akanjonareo, ka mitanjaha, ary
aoky hisikina lamba fisaonana ny vaniana-
reo.
12 Halahelo ny nono, ny saha soa, ny
voaloboka mahavokatra, izareo.
13 Haniry tsilo *sy* hery ny taniny ny olo-
ko, eny, ambony ny trano mahafaly rehetra
any an-tanàna maharavoravo:
14 Fa ho foana ny valamena; ho foy ny
fananany ny tanàna; hatao ho lavaka man-
drakizay, ho fifalian' ampondra dia, *sy* fa-
mahanan' ondry, ny fierena sy ny fiarovana;
15 Mandra-palatsaka ny Fanahy amintsi-
kia avy amy ny ambony, ary ho saha ma-
havokatra ny efitra, ka ho heverina ho ala
ny saha mahavokatra.
16 Dia hitoetra any an-efitra ny fitsarana,
ka honina any an-tsaha mahavokatra ny fa-
hamarinana.
17 Ary ho fihiavanana ny asany ny faha-
marinana; ary ho fiadanana sy fahatokiana
mandrakizay ny fiasany ny fahamarinana.
18 Ary ny oloko hitoetra eo amy ny fo-
nenana mihiavana, sy eo amy ny trano
mahatoky, ary eo amy ny fitsaharana mia-
dana;
19 Kanefa hilatsaka ny havandra hianje-
rany ny ala; ary haetry dia haetry ny ta-
nàna.
20 Finaritra hianareo, izay mamafy eo
anilan-drano rehetra, izay mampihiosy ny
tongotry ny omby sy ny ampondra.

## TOKO XXXIII.

MAHITA loza hianao izay mandroba, fa
tsy voa roba hianao; ary izay manambaka,
ka tsy mba nambakaina hianao! rehefa
mitsahatra mandroba hianao, dia ho ro-
baina kosa hianao; rehefa mitsahatra ma-
nambaka hianao, dia hambakaina kosa hia-
nao.
2 Iehôvah ô, miantrà anay; efa niandry
Anao izahay;—aoky Hianao ho sandriny
isa-maraina;—ary aoka ho famonjena anay
amy ny andro fahoriana Hianao.
3 Mampandositry ny olona ny feo mita-
bataba; mampiely ny firenena maro ny
fisandratanao.
4 Ary ny babonareo hangonina, tahaky
ny fanangonany ny sompanga; ny olona
hihiazakazaka ho any aminy, tahaky ny
fihiazakazaky ny valala.
5 Iehôvah misandratra, fa mitoetra any
ambony Izy; efa nameno fitsarana sy fa-
hamarinana any Ziôna Izy.
6 Ary Izy ho fampitoerany ny andronao,
rakitra famonjena, fahendrena, sy fahala-
lana: ny fatahorana any Iehôvah dia za-
vatr' omeny.
7 Indro, ny olony mahery hitaraina eo
ivelany: ny iraky ny fihiavanana hitomany
mafy.
8 Rava ny làlam-be; mitsahatra ny mpan-
deha; namadiky ny fanekena izy, nana-
ratsy tanàna maro izy, tsy nanaja olona
izy.
9 Misaona, malahelo ny tany; menatra,
malazo i Lebanôna: efa manahaky ny efitra
i Sarôna, ary Basana sy Karimela manin-
tsany ny raviny.
10 Ankehitriny hitsangana Aho, hoy Ie-
hôvah, ankehitriny hiakatra Aho, ankehi-
triny hisandratra Aho.
11 Ho bevohoka ampombo hianareo, hi-
teraka vodi-vary hianareo: ho afo mandany
anareo ny fofon'ainareo.
12 Dia ho fandoroan-tsokay ny olona:
ho tsilo voa jinja, hodoran' afo izareo.
13 Mihainoa izay efa nataoko, hianareo
izay lavitra; ary maneke ny heriko, hiana-
reo izay akeky.
14 Matahotra ny mpanota any Ziôna:
nahazo ny mpanompa ny horohoro:—Iza
no eo amintsikia no hitoetra eo amy ny afo
mandevona? iza no eo amintsikia honina
eo amy ny fandoroana mandrakizay?—
15 Izay mandeha mandia ny làlana ma-
rina, ary miteny zava-mahitsy; izay mandà
haka harena hanavam-pitaka; izay manifi
kifiky ny tànany ho afaka amy ny tambi-
tamby; izay manentsiny ny sofiny, mba tsy
handre ny fandatsa-dra, ary mampikimpy
ny masony, mba tsy hahita ny ratsy;
16 Izy hitoetra any ambony: ho fierena
azy ny vatolampy miaro: ny mofony he-
mena; ny ranony tsy hitsahatra.
17 Ny masonao hahita ny mpanjaka eo

amy ny voninahiny: hitsinjo ny taniny
izay eny lavitr' eny ireo.
18 Ny fonao hahatsiaro tahotra: Aiza ny
mpanoratra? aiza ny mpandanja? aiza ny
mpanisa ny trano fiarovana?
19 Ny olon-tsaro-po, dia olon-dalim-pi-
teny tsy hay, dia lela mikiodedidedy tsy
fantatra, tsy ho hitanao.
20 Tsinjovy Ziôna, tanàna fihaonantsi-
kia: ny masonao hahita any Ieriosalema
fonenana miadana, trano-lay tsy ho rava,
tsy hesorina mandrakizay ny hombony, ary
tsy ho tapahina ny kofehiny na iray akory.
21 F' Iehôvah malaza ho solony ny ony
*sy* ny riaka lehibe ho antsikia, any; any tsy
halehany izay sambo voizina, ary tsy han-
dehanany izay sambo vaventy.
22 F' Iehôvah no mpitsara antsikia, Ie-
hôvah no mpanome lalàna antsikia, Iehô-
vah no mpanjaka antsikia; Izy hamonjy
antsikia.
23 —Mihiaha ny tadin-tsambonao kosa:
tsy mangehy mafy ny salazana izareo, tsy
mahavelatry ny lay izareo; ka dia ho za-
raina ny sambotra be voa babo; ny man-
dringia hamabo.—
24 Ary tsy hanao hoe ny mponina, Ma-
rary aho: havela ny heloky ny olona izay
mitoetra eo.

## TOKO XXXIV.

Manatòna hianareo firenen-tsamihafa mba
hihaino, ary mihainoa, hianareo olona ma-
ro; aoka handre ny tany, sy ny eo aminy
rehetra; izao tontolo izao, sy izay rehetra
mivoaka eo.
2 Fa ny fahatezerany Iehôvah latsaka
amy ny firenen-drehetra, ary ny fahate-
zerana mirehitra amy ny hamarony rehe-
tra: Izy handringiany ireny: Izy nanolo-
try ireny ho vonoina.
3 Ary ny azy maty hariana, ary ny fatiny
hampiakatry ny hamaimbony, ary ny rany
hanafotry ny tendrombohitra.
4 Ary hiempo ny eo amy ny lanitra re-
hetra, ary ny lanitra hahorona tahaky ny
taratasy *mihiorona*, ary ny eo aminy rehe-
tra hanintsana tahaky ny ravina mihin-
tsana amy ny tahom-boaloboka, ary tahaky
izay mihintsana amy ny hazo voara.
5 Fa ny sabatro hitsoboka amy ny lani-
tra; indro, hidina aminy Edôma, sy amy
ny olona nozoniko, iny, mba hitsara.
6 Heni-dra ny sabatry Iehôvah; mihioso-
-menaka iny amy ny tavy *sy* amy ny rany
ny zanak' ondry sy ny zanak' osy, amy ny
fonomboany ny ondri-lahy; f' Iehôvah
manao fanalamboady any Bozira, ary ma-
robe no vononony eo amy ny tany Edò-
ma.
7 Ary haetry hiaraka aminy ireny ny
biby tokan-tandroka, ary ny vositra am-
bany ny ombelahy: ary hitsobo-dra ny ta-
niny, ary hihioso-menaka ny vovony amy
ny tavy.
8 Fa any Iehôvah ny andro fampijaliana,
dia taona famaliana noho ny adiny Ziôna.
9 Ary ho dity ny oniny, ary ho solifara
ny vovony, ary ho dity mahamay ny ta-
niny.
10 Tsy ho vonoina na alina na andro
iny; hiakatra mandrakizay ny setroky iny:
ho efitra iny hatramy ny taranaka fara-
-mandimby: tsy hisy handeha hitety iny
drakizay mandrakizay.
11 Fa hanany iny ny voronomby, sy ny
sokina; ary hitoetra eo ny vorondolo, sy
ny goaikia: dia hamelatry ny fitsipikia fan-
dravana, sy ny vato fahafoanana, aminy
iny Izy.
12 Hiantso ny andriandahy eo izareo
hankany amy ny fanjakana, fa tsy hisy eo,
ary ho tsinontsinona ny andriany rehetra.
13 Ary tsilo haniry eo amy ny valame-
nany, sampivato, sy voaroy eo an-trano
fiarovany; ary ho fonenany ny amboa dia
*sy* fitoerany ny zana-borondolo iny.
14 Ny biby dia any an-efitra hihaona
amy ny biby dia any a-nosy, ary ny osy
dia hiantso ny namany; ary ny vorondo-
lo hitoetra eo, ka hahita fitsaharana ho
azy.
15 Ny vorondolo lehibe hanao akany eo,
dia hanatody, sy hikiotrikia, ary hanombany
ny zanany eo ambany ny elany; any koa
hiangonany ny papango, samy miaraka
amy ny namany avy ireny.
16 Tadiavo eo an-taratasiny Iehôvah, ka
vakio teny: tsy misy ho diso na iray akory
aminy ireny; tsy misy hila ny namany:
fa ny vavany no nandidy, ary ny fanahiny
no nanangony ireny.
17 Ary Izy nandatsa-bato ho any ireny,
ary ny tànany nizara iny ho any ireny,
tamy ny fitsipikia: handova iny mandra-
kizay ireny, hitoetra eo hatramy ny tara-
naka fara-mandimby ireny.

## TOKO XXXV.

Ho ravoravo ny efitra sy ny tany foana
noho izareo; ary hifaly sy hamony tahaky
ny songosongo ny tany lavavolo.
2 Hamony dia hamony iny, ka hifaly
amy ny fifaliana sy ny fihirana: ny voni-
nahitry Lebanôna homeny iny, dia ny ha-
tsarany Karimela sy Sarôna; izareo hahita
ny voninahitry Iehôvah, *sy* ny hahatsaran'
Andriamanitsikia.
3 Ampaharezo ny tànana reraka, ary
atanjaho ny lohalikia malemy.
4 Atavy amy ny malaky reraka am-po
hoe, Mahareza, aza matahotra; indro ny
Andriamanitrareo; ho avy ny fampijaliana,
dia famalian' Andriamanitra; ho avy Izy,
ka hamonjy anareo.
5 Dia hahiritra ny masony ny jamba,
ary halady ny sofiny ny marenina.
6 Dia hitsambikina ny mandringia ta-
haky ny osy, ka hihira ny lelany ny moa-
na: fa ho vaky any an-efitra ny rano, ary
ny riaka any an-tany foana.
7 Ary ho kamory ny tany maina, ary ho
loharano ny tany mangentana: eo amy ny
fonenany ny amboan' ala, izay andriany, ha-
niriany zororo sy herana.
8 Ary hisy làlam-be any, sy làlana izay
hatao hoe, Ny làlana masina; ny tsi-ma-
dio tsy handia iny; fa ho any ireroany
iny; tsy ho diso ny mpandeha, na dia adala
izareo.
9 Tsy hisy liona any, ary tsy hiakatra any
ny biby mamiravira; any tsy hahitany iny,
fa handehanany ny navotana.
10 Eny, ny navotany Iehôvah hiverina,
ka hankany Ziôna amy ny fihirana, ary ny
fifaliana mandrakizay hanatroky ny lo-
hany: hahazo fifaliana sy faharavoravoana
izareo, ka handositra ny falahelovana sy ny
fisentoana.

## TOKO XXXVI.

Ary niakatra i Senakeriba, mpanjaka any
Asiria, hiady amy ny tanàna mirova rehetra
any Ioda, ka nahafaky ireny, tamy ny
taona fahefatra amby ny folo nanjakany
Hezekia.
2 Dia nirahiny ny mpanjaka any Asiria
i Rabisake avy tany Lakisa hankany Ie-
riosalema, ho any aminy Hezekia mpan-
jaka, mitondra miaramila marobe; ary
izy nijanona teo anilany ny lakan-dranony
ny farihy ambony, teo an-dàlam-be man-
kany an-tsahany ny mpamotsi-lamba.
3 Dia nivoaka i Eliakima zanaky Hili-
kia, mpitandriny ny trano, sy Sebina, mpa-
noratra, ary Ioa zanaky Asafa, mpitadidy,
mba hankany aminy.
4 Ary hoy Rabisake taminy ireny, An-
deha ankehitriny, lazao aminy Hezekia,
Izany no lazainy ny mpanjaka lehibe,
dia mpanjaka any Asiria, Inona no io toky
io izay itokianao,
5 *Hoe*, Milaza aho, (fa teny foana ireny,)
misy saina sy hery hanao ady? ankehi-
triny, iza no itokianao, no miodina amiko
hianao?
6 Indro, matoky io tehina torotoro io hia-
nao hanohana, dia Ejipity; raha miankina
aminy iny ny olona, dia hiditra amy ny
tànany iny, ka hanindrony izany: mana-
haky izany Farao, mpanjaka any Ejipity,
aminy izay rehetra matoky azy.
7 Fa raha hoy hianao amiko, Matoky
any Iehôvah Andriamanitray izahay; tsy
ny fitoerany avo, sy ny fivoadiany, va no
ravany Hezekia, ka no lazainy tamy ny
Ioda sy Ieriosalema hoe, Eo alohany io
fivoadian' io no hivavahanareo?
8 Ary ankehitriny, masìna hianao, omeo
fampitanana ho any ny tompoko-lahy,
mpanjaka any Asiria, dia homeko anao
soavaly roa arivo, raha hianao kosa, maha-
forony ny mpitainginy ireny hianao.
9 Ary hataonao ahoana hampiamboho
mpifehy na iray akory aza, eo aminy izay
kely amy ny mpanompony ny tompoko-
-lahy, no matoky any Ejipity hahazo ka-
lesy sy mpitaingin-tsoavaly hianao?
10 Ary miakatra v' aho, tsy ombany
Iehôvah, ankehitriny hamely io tany io,
mba handrava io? Iehôvah nilaza ta-
miko, Miakara hamely io tany io, ka
ravao io.
11 Dia hoy Eliakima, sy Sebina, ary Ioa,
taminy Rabisake, Masìna hianao, atavy te-
niny ny Siria amy ny mpanomponao: fa
fantatray *iny*; ary aza manao teniny ny
Ioda aminay, ho reny ny olona izay eo am-
bony ny màndu.
12 Dia hoy Rabisake kosa, Efa naniraka
ahy ny tompoko-lahy va, hilaza izany teny
izany amy ny tomponao sy aminao hiany;
ka tsy hilaza amy ny olona izay mipetraka
eo ambony ny mànda koa, izay tsy maitsy

hibinany ny tainy sy hisotro ny amaniny
hiaraka aminareo?
13 Dia nijanona i Rabisake, ka niantso
tamy ny feo mahery, ka nanao teniny ny
Ioda, ka hoy izy, Henoy ny teniny ny
mpanjaka lehibe, dia mpanjaka any Asi-
ria, hianareo:
14 Izany no lazainy ny mpanjaka, Aza
avela i Hezekia hamitaka anareo; fa tsy
hahavonjy anareo izy.
15 Ary aza avela i Hezekia hampatoky
anareo any Iehôvah, hoe, Hamonjy dia
hamonjy antsikia Iehôvah; tsy hatolotra io
tanàn' io any an-tànany ny mpanjaka any
Asiria tsy akory.
16 Aza mihaino any Hezekia hianareo:
f' izany no lazainy ny mpanjaka any Asi-
ria, Manava fanekena hihiavana amiko, ka
mankanesa aty amiko: ary samia homana
ny voalobony avy, sy ny voarany avy,
hianareo; ary samia misotro ny rano an-
-tsininy avy hianareo;
17 Mandra-pihiaviko, ka hitondra anareo
ho amy ny tany tahaky ny taninareo, dia
tany be vary sy divay, tany be hanina sy
tanim-boaloboka.
18 Aza mety fitahiny Hezekia hianareo,
hoe, Iehôvah hamonjy antsikia. Misy va
aminy ireny andriamanitry ny firenen-tsa-
mihafa namonjy ny taniny tamy ny tà-
nany ny mpanjaka any Asiria?
19 Aiza ireny andriamanitry Hamata sy
Arifada? aiza ireny andriamanitry Sefari-
vaima? namonjy any Samaria tamy ny tà-
nako v' ireny?
20 Iza no amy ny andriamanitra rehetra
eo aminy ireo tany ireo, namonjy ny ta-
niny tamy ny tànako? dia hamonjy any
Ieriosalema amy ny tànako v' Iehôvah?
21 Ary nangina izareo, ka tsy namaly
teny azy: fa ny mpanjaka efa nandidy,
ka nanao hoe, Aza mamaly azy.
22 Dia nandeha i Eliakima zanaky Hi-
likia izay nitandriny ny trano, sy Sebina
mpanoratra, ary Ioa zanaky Asafa mpita-
didy, hankany aminy Hezekia, amy ny
lamba mitriatra, ka nambarany azy ny
teniny Rabisake.

## TOKO XXXVII.

Ary raha nandre i Hezekia mpanjaka, dia
nandriatry ny lambany izy, ka nitafy
lamba fisaonana, dia niditra tany an-tranony
Iehôvah izy.
2 Dia naniraka any Eliakima izay nitan-
driny ny trano, sy Sebina mpanoratra, ary
ny lohany ny mpisorona, nitafy lamba
fisaonana, izy, hankany aminy Isaia mpa-
minany, zanaky Amôza.
3 Ary hoy izareo taminy, Izany no la-
zainy Hezekia, Andro fahoriana, sy fanana-
rana, ary fahasosorana, ny andro any;
f' efa omby eo am-piterahana ny zaza, ka-
nefa tsy misy hery hiteraka.
4 Angamba Iehôvah Andriamanitrao hi-
haino ny tenin-DRabisake, izay nirahiny
ny mpanjaka any Asiria tompony hana-
ratsy an' Andriamanitra mahavelona, ary
Izy hananatry ny teny izay efa reny Iehô-
vah Andriamanitrao: koa asandrato va-
vaka, hamonjeny ny sisa hita eo.
5 Dia tonga tany aminy Isaia ny mpa-
nompo any Hezekia mpanjaka.
6 Ary hoy Isaia taminy ireny, Izany no
ho lazainareo amy ny tomponareo, Izany
no lazainy Iehôvah, Aza matahotry ireny
teny izay efa renao, izay nanompany ny
mpanompo ny mpanjaka any Asiria Ahy.
7 Indro, hanisy fanahy eo anatiny Aho;
kanefa handre teny izy, ka hiverina amy
ny taniny; ary hampandavo azy ny sabatra
eo amy ny taniny Aho.
8 Dia niverina i Rabisake, ka nahita ny
mpanjaka any Asiria miady aminy Libina:
satria efa nandre izy f' efa niala tany La-
kisa izy.
9 Ary nandre teny milaza any Tirihaka,
mpanjaka any Etiopia, izy, manao hoe, Efa
nivoaka hiady aminao izy: ary rehefa nan-
dre izy, dia naniraka tany aminy Hezekia
izy, ka nanao hoe,
10 Izany no ho lazainareo aminy Heze-
kia mpanjaka any Ioda, hoe, Aza avela
hamitaka anao ny Andriamanitrao, Izay
itokianao, hoe, Ieriosalema tsy hatolotra
any an-tànany ny mpanjaka any Asiria.
11 Indro, efa renao izay nataony ireo
mpanjaka any Asiria tamy ny tany rehetra,
k' efa no ravany avokoa; dia ho vonjena
va hianao?
12 Ireny andriamanitry ny firenen-tsami-
hafa va namonjy izay no ravany ny raza-
ko, dia i Gozana, sy Harana, sy Re-
zefa, ary ny zanaky Edena, izay tany Tela-
sara?
13 Aiza ny mpanjaka any Hamata, sy ny

mpanjaka any Arifada, sy mpanjaky ny
tanàna Sefarivaima, i Hena, sy Iva?
14 Ary nandray ny taratasy tamy ny
tànany ny iraka i Hezekia, ka no vakiny:
dia niakatra tany an-tranony Iehôvah i Hezekia, ka namelatry iny teo anatrehany
Iehôvah.
15 Dia nivavaka taminy Iehôvah i Hezekia, ka nanao hoe,
16 Iehôvah Tompony ny maro, ry Andriamanitry ny Isiraely, Izay mitoetra eo anelanelany ny Keriobima, Hianao no Andriamanitra, dia Hianao hiany, eo amy ny fanjakana rehetra ambony ny tany: Hianao
no nanao ny lanitra sy ny tany.
17 Atongilano ny sofinao, Iehôvah ô, ka
mihainoa; Iehôvah ô, mampihirata ny
masonao, ka mijere; ary mihainoa ny
teny rehetra izay nampitondrainy Senakeriba, hanompa an' Andriamanitra mahavelona.
18 Iehôvah ô, marina tokoa izany, efa
nandrava ny firenen-drehetra, sy ny taniny,
ireo mpanjaka any Asiria;
19 K' efa nanary ireny andriamaniny tany
anatiny ny afo izareo: fa tsy Andriamanitra
ireny, fa asan-tànan' olona, hazo sy vato;
ka no ravany ireny.
20 Ary ankehitriny, Iehôvah ô, Andriamanitray, vonjeo amy ny tànany izahay,
mba ho fantatry ny fanjakan-drehetra ambony ny tany, fa Hianao no Iehôvah, dia
Hianao hiany.
21 Dia naniraka Isaia zanaky Amôza
tany aminy Hezekia, ka nanao hoe, Izany
no lazainy Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely, Ny amy ny nangatahinao tamiko
hanohitra any Senakeriba mpanjaka any
Asiria,
22 Izany no teny izay nitenenany Iehôvah
azy; Nanevateva anao, *ka* nihiomehy anao
ny mpitovo, zanaka-vaviny Ziôna; nanifiki-doha taminao ny zanaka-vaviny Ieriosalema.
23 Iza no tevatevainao sy nompanao?
ary iza no nanandratanao ny feonao, sy
nampiandrandranao ny masonao ho any
ambony? ny Iray Masiny ny Isiraely.
24 Ny mpanompo anao nanaratsianao ny
Tompo, sy nanavanao hoe, Ny fiarakodiako marobe niakarako tany amy ny hahavony ny tendrombohitra, tany anilany
Lebanôna; ary ho jinjako ny sedera lava
eo, *sy* ny hazo fiera tsara indrindra eo; ary
hiditra amy ny hahavony ny sisiny, ny
alany mahavokatra, aho.
25 Izaho nihiady, ka nisotro rano; ary
ny faladiako nandritako ny ony voa tampina rehetra.—
26 —Tsy mbola renao va f' Izaho no nanao izany izay ela izay; ka namorony iny
hatramy ny taloha? ankehitriny Izaho no
nahatanteraky iny, mba ho ravanao tanàna
mirova ho fandravana mitambatra.
27 Ary efa fohy tànana ny monina; sady
afa-baraka no menatra izareo; efa ahitra any
an-tsaha, sy ana-maitso, izareo; efa ahitra
eo an-doha-trano, sy vary mati-fotsy, izareo.
28 Ary fantatro ny fipetrahanao, sy ny
fivoahanao, sy ny fidiranao, ary ny fahatezeranao amiko.
29 Satria niakatra ho an-tsofiko ny fahatezeranao amiko, sy ny fitabatabanao, dia
hasiako ny farangoko amy ny oronao, ary
ny lamboridiko amy ny vavanao, ka hampiverina anao Aho ho amy ny làlana izay
nihiavianao.
30 —Ary izany no famantarana ho anao
kosa, Ho haninareo izay maniry ho azy aminy itoy taona itoy, ary amy ny taona faharoa
ny kolokolony izany: ary amy ny taonà
fahatelo mamafaza, dia mijinjà, ary mambole tanim-boaloboka, ka mihinàna ny fahavokarany hianareo.
31 Ary ny mpianakaviny Ioda, olona
sisa izay afa-mandositra, hamaka ambany
indray, ary hamoa ambony.
32 Fa hivoaka any Ieriosalema ny afa-mandositra, ary amy ny tendrombohitra
Ziôna ny olona sisa: ny zotom-pony Iehôvah Tompony ny maro hanao izany.
33 Koa izany ilazany Iehôvah ny mpanjaka any Asiria, Tsy hiditra aminy io tanàn' io izy, na handefa zana-tsipìkia eo, na
hitondra ampingia eo alohany, na hananga-mànda eo tandrifiny:
34 Ny làlana izay nihiaviany no hiverenany, ka tsy hiditra aminy io tanàn' io izy,
hoy Iehôvah.
35 Fa hiaro io tanàn' io Aho, mba hamonjy
io, noho Izaho, ary noho i Davidy mpanompoko.
36 Dia nivoaka ny anjeliny Iehôvah, ka
namely tany an-tobiny ny Asiria, olona
dimy arivo amby valo alina amby iray
hetsy: ary nony nifoha maraina koa, indro,
maty avokoa izy rehetra.
37 Dia niaingia i Senakeriba mpanjaka

any Asiria, ary nandeha, dia niverina, ka
nitoetra tany Ninive izy.
38 Ary, raha nivavaka tany an-tranony
Nisiroka andriamaniny izy, dia no kapainy
Andrameleka sy Sarezera, zanani-lahy, sabatra izy; dia nandositra ho any amy ny
tany Ararata izy mirahalahy: ary Esara-hadona zanani-lahy nanjaka nandimby azy.

## TOKO XXXVIII.

NARARY efa ho faty Hezekia taminy izany
andro izany: ary Isaia mpaminany zanaky
Amôza nankeo aminy, ka nanao taminy
hoe, Izany no lazainy Iehôvah, Hafaro ny
mpianakavinao, fa maty hianao, ka tsy ho
velona.
2 Dia nihiodin-tava i Hezekia ho amy ny
lafin-trano, ka nivavaka taminy Iehôvah;
3 Ary hoy izy, Mifona aminao aho, Iehôvah ô, tsarovy ankehitriny ny fandehanako
teo anatrehanao tamy ny fahamarinana, sy
tamy ny fo mahitsy, ary ny fanavako soa
teo imasonao: ary nitomany dia nitomany
indrindra i Hezekia.
4 Dia nankeo aminy Isaia ny teniny Iehôvah, ka nanao hoe,
5 Mandehana, ka lazao aminy Hezekia,
Izany no lazainy Iehôvah, Andriamanitry
Davidy rainao, Efa reko ny fivavakao, efa
hitako ny ranomasonao: indro, ny andronao hampiako dimy amby ny folo taona.
6 Ary hamonjy anao, sy io tanàn' io, amy
ny tànany ny mpanjaka any Asiria Aho:
ary hiaro io tanàn' io Aho.
7 Ary izany no ho famantarana ho anao
avy aminy Iehôvah, fa hataony Iehôvah io
zavatr' io, izay no lazainy.
8 Indro, hampiveriniko ny aloky ny fandehanana, izay nampandehániny ny masoandro araky ny famantaran' androny
Ahaza, ka hihiemotra folo dia iny. Dia
nihiemotra folo dia ny masoandro taminy
izay nandehanany.

9 NY SORATRY Hezekia mpanjaka any
Ioda, rehefa narary izy, ka sitrana tamy ny
aretiny:
10 Hoy izaho, Raha mitataovovonana ny
androko, hankeo amy ny vavahadiny ny
fasana aho; tsy hanany ny taonako sisa
aho.
11 Hoy izaho, Tsy hahita any Iah intsony aho, dia Iah eo amy ny taniny ny
velona: tsy hahita olona intsony amy ny
monina eo aminy izao tontolo izao aho.
12 Voa fongotra ny fonenako, ka nafindra tamiko tahaky ny lainy ny mpiandri-ondry: nanito ny fiainako aho, tahaky
ny mpanenona: manapaka ahy ho afaka
amy ny fanenomana Izy: mamita ahy
andro aman' alina Hianao.
13 Niandry mandra-pahamaraina hiany
aho; tahaky ny liona namakiany ny taolako
rehetra: mamita ahy andro aman' alina
Hianao.
14 Mikioraikia tahaky ny vano, sa ny
sidintsidina, aho: mikiohonkohona tahaky
ny voromailala aho: sasatra miandrandra ny
masoko: Iehôvah ô, ory aho: iantohy aho.
15 —Inona no ho lazaiko? Izy niteny tamiko, ary Izy nanao: handeha miadana
amy ny taonako rehetra aho, noho ny fangidiany ny fanahiko.
16 Tompo ô, izany no iveloman' olona, ary
izany rehetr' izany no iainany ny fanahiko:
dia hahasitrana ahy, ka hamelona ahy
Hianao.
17 Indro, raha niadana aho, dia nanjo
ahy ny mangidy indrindra; fa Hianao niantra ny aiko ho afaka amy ny lavaka mahalo, fa narianao teo ivohonao ny fahotako
rehetra.
18 Fa ny fasana tsy mahasaotra Anao,
ny fahafatesana tsy mahadera Anao; izay
midina any an-davaka tsy mahazo manantena ny teninao marina.
19 Ny velona, dia ny velona no hidera
Anao tahaka ahy andro any: ny ray hampahalala ny zanaka ny teninao marina.
20 Iehôvah namonjy ahy, dia hihira ny
fihirako amy ny lokanga isikia, amy ny andro iainantsikia rehetra, eo an-tranony Iehôvah.—

21 Ary efa nanao hoe Isaia, Alao ampempa voara, ka petaho amy ny vay, dia
ho sitrana izy.
22 —Ary efa nanao hoe i Hezekia,
Inona no famantarana, fa hiakatra any
an-tranony Iehôvah aho?

## TOKO XXXIX.

TAMINY izany andro izany nampitondrany Merodaka-baladana, zanaky Baladana,
mpanjaka any Babilona, taratasy, sy zavatr'
omena, ho any Hezekia; f' efa nandre azy
narary, k' efa sitrana, izy.

2 Dia nifaly noho izareo i Hezekia, ka
naneho azy ny trano fitehirizan-javatra, ny
volafotsy, sy ny volamena, sy ny zava-
-manitra, sy ny menaka soa, sy ny fitoe-
rany ny fiadiany rehetra, ary izay rehetra
hita teo amy ny fananany; tsy nisy izay
tsy nasehony Hezekia azy, na ny teo an-
-tranony, na ny teo amy ny fanjakany re-
hetra.
3 Dia nankany aminy Hezekia mpanjaka
i Isaia mpaminany, ka hoy izy taminy,
Inona no lazainy ireo olon' ireo? ary avy
taiza no nankaty aminao izareo? Ary
hoy Hezekia, Avy nankaty amiko izareo
tamy ny tany lavitra, dia avy tany Babi-
lona.
4 Ary hoy izy, Inona avy no hitany teo
an-tranonao? Ary hoy Hezekia, Efa hi-
tany avokoa izay rehetra ato an-tranoko:
tsy misy zavatra eo amy ny fananako izay
tsy nasehoko azy.
5 Ary hoy Isaia taminy Hezekia, Henoy
ny teniny Iehôvah Tompony ny maro:
6 Indro, ho avy ny andro, ka ho entina
any Babilona izay rehetra ato an-trano-
nao, sy izay rehetra nahariny ny razanao
mandrak' andro any; tsy hisy havela tsy
akory, hoy Iehôvah.
7 Ary ny zanakao sasany izay hivoaka
aminao, izay haterakao, ho entiny, ary ho
olom-bositra eo an-tranony ny mpanjaka
any Babilona izareo.
8 Dia hoy Hezekia taminy Isaia, Tsara
ny teniny Iehôvah, izay nambaranao. Hoy
izy koa, Kanefa hisy fiadanana sy fahama-
rinana amy ny androko.

## TOKO XL.

Mampifalia, mampifalia ny oloko hiana-
reo, hoy ny Andriamanitrareo.
2 Lazao teny mahafaly any Ieriosalema,
ka torio aminy, f' efa vita ny adiny, f' efa
navela ny helony: f' efa nandray tamy ny
tànany Iehôvah indroa toraky ny faho-
tany rehetra.
3 Ny feony ny anankiray miantso any an-
-efitra hoe, Amboary ny làlany Iehôvah,
ahitsio làlam-be ho an' Andriamanitsikia
any an-tany foana.
4 Ny lohasaha rehetra hasandratra, ary
ny tendrombohitra sy ny havoana samy
haetry avokoa, ary ny meloka ho hitsina,
ary ny maraorao halamaina.
5 Dia hiseho ny voninahitry Iehôvah, ary
ny nofo rehetra hiara-hahita: fa ny vavany
Iehôvah niteny.
6 Hoy ny feo, Miantsoa. Ary hoy izy koa,
Inona no hantsoiko?—Ahitra ny nofo re-
hetra, ary ny voninahiny rehetra manahaky
ny vonin-javatra any an-tsaha:
7 Malazo ny ahitra, levona ny vony, sa-
tria nifofofofo iny ny fofon'ainy Iehôvah:
ahitra tokoa ny olona.
8 Malazo ny ahitra, levona ny vony: fa
mitoetra mandrakizay ny tenin' Andriama-
nitsikia.
9 Miakara any an-tendrombohitr' avo
hianao, izay mitondra filazan-tsara ho any
Ziôna; manandrata mahery ny feonao hia-
nao, izay mitondra filazan-tsara ho any
Ieriosalema: asandrato, aza matahotra;
lazao amy ny tanàna any Ioda, Indro, ny
Andriamanitrareo!
10 Indro, ho avy Iehôvah Andriamanitra
amy ny hery, ary ny sandriny hanapaka
ho azy: indro, momba azy ny tambiny, ary
eo anoloany ny valiny ny asany.
11 Izy hamahany ny ondriny tahaky ny
mpiandry: ny sandriny hanangonany ny
zanak'ondry, ka ho entiny eo an-tratrany;
ho tarihiny miadana ny ampianahana.
12 Iza no namatra ny rano teo am-pela-
-tànany, ary nanjehy ny lanitra tamy ny
zehy, ary namory ny vovo-tany teo amy ny
vata, ary nandanja ny tendrombohitra teo
amy ny fandanjana, ary ny havoana teo
amy ny mizana?
13 Iza no nanjehy ny Fanahiny Iehô-
vah, sa nanolo-tsaina Azy, ka nampianatra
Azy?
14 Iza no nanalany saina, mba hanome
saina Azy? k' iza no nampianatra Azy ny
làlam-pitsarana, ary nampianatra Azy fa-
hendrena, ka nampahalala Azy ny làlan-
-tsaina?
15 Indro, ny firenen-tsamihafa manahaky
ny rano indrai-mitete amy ny siny, ka heve-
rina tahaky ny vovoka madinikia eo amy
ny mizana: indro, Izy manangany ny
nosy tahaky ny zavatra kely indrindra.
16 Ary Lebanôna tsy ampy hataina, ary
ny biby eo tsy ampy ho fanalamboady ho-
dorana.
17 Ny firenen-drehetra manahaky ny tsi-
nontsinona eo anatrehany; heveriny keli-
kely kokoa noho ny tsinontsinona, sy ny
zava-poana, ireny.

18 Ary iza no hampanahafanareo an' An-
driamanitra? ary endrik' inona no hanoha-
ranareo Azy?
19 Ny mpiasa mandrendriky ny endri-
-javatra, ary ny mpanefy manao iny an-
-kosotra volamena, ka mandrendrikia ton-
gali-bolafotsy.
20 Ny malahelo, raha manatitra, mi-
fidy hazo tsi-ho-lo; mitady mpiasa ma-
hai-zavatra izy, hanao endri-javatra izay
tsy hifindra.
21 Tsy efa fantatrareo va? tsy efa rena-
reo va? tsy efa nambara taminareo hatra-
my ny taloha va? tsy efa no heverinareo
ny fanorenany ny tany?
22 Izy no mipetraka eo ambony ny fihio-
dinany ny tany, ary ny mponina eo mana-
haky ny tsingentana; Izy no mamelatry ny
lanitra tahaky ny fisaronana, ary mandro-
ritry ireny tahaky ny lay hitoerana;
23 Izy mahatsinontsinony ny andrian-
dahy; Izy manao ny mpitsara amy ny
tany hanahaky ny zava-poana.
24 Eny, tsy hambolena izareo; eny, tsy
hafafy izareo; eny, tsy hamaka amy ny
tany ny fotony: ary hifofofofo aminy ireny
Izy, dia halazo ireny, ka ho entin-tadio ta-
haky ny vodi-vary.
25 Iza no hampanahafanareo Ahy, ka hi-
tovy amiko izy? hoy ny Iray Masina.
26 Atopazy ny masonareo ho any am-
bony, ka jereo f' iza no namorony ireo za-
-vatr' ireo, iza no namoaky ny isany ny ma-
robe eo: miantso ireny rehetr' ireny araky
ny anarana amy ny habeny ny fahatanja-
hana, sy amy ny hery tsi-toha, Izy; tsy
misy diso na iray akory.
27 Nahoana no ataonao hoe, ry Iakoba
ô, ary hoy hianao, ry Isiraely ô, Miafina
aminy Iehôvah ny làlako, ka lasa tsy hi-
tan' Andriamanitro ny fitsarana ahy?
28 Tsy efa fantatrao va? tsy efa renao
va, fa tsy reraka, na sasatra Iehôvah An-
driamanitra mandrakizay, Mpamorony ny
vazan-tany, tsi-hita-lany ny fahalalany?
29 Mampahery ny reraka Izy; ary mam-
pitombo-hery ny tsi-manan-kery Izy.
30 Eny, ny tanora-fanahy ho reraka, ka ho
sasatra, ary ho tafintohina dia ho tafinto-
hina ny zatovo:
31 Fa hihiahery izay miandry any Iehô-
vah, elatra hiakarany tahaky ny voroma-
hery; hihiazakazaka, ka tsy ho sasatra
izareo; handeha, ka tsy ho reraka izareo.

## TOKO XLI.

Mangìna eo anatrehako hianareo, ry nosy;
ary aoky hihiahery ireo firenena: aoka ha-
natona ireo, ka aoky hiteny ireo; andeha
hifanatona amy ny fitsarana isikia.
2 Iza no nanandratry ilehy avy tany
atsinanana, izay no tsenainy ny fahama-
rinana tamy ny alehan-tongony? nato-
lotra ny firenen-tsamihafa teo anatrehany,
ka nampaneky mpanjaka maro izy; na-
tao ny sabatrany izy rehetra hanahaky
ny vovoka; ny tsipìkiany izy rehetra
nanahaky ny vodi-vary mitambotambo-
lina;
3 Nanenjiky ireny izy; lasa nandeha soa
aman-tsara amy ny làlana izay tsy mbola
nalehany ny tongony izy.
4 Iza no nanao, ka nahavita, miantso ny
taranaka maro hatramy ny taloha? Izaho
Iehôvah, ny voalohany, sy ny farany:
Izaho no Izy.
5 Nahita ny nosy, ka natahotra; nihioro-
horo ny vazan-tany; nanatona, ka tonga
ireny.
6 Samy nampahery ny namany avy iza-
reo, ary samy nilaza tamy ny rahalahiny
avy izareo hoe, Mahereza.
7 Ary ny mpandrafitra nampahery ny
mpanefi-vola, *ary* izay mandama amy ny
tantànana, izay manefy amy ny riandriana;
hoy izy, miantso ny solohoto, Tsara io;
dia no fantohany hombo iny, mba tsy hihie-
tsikietsikia iny.
8 Fa mpanompo Ahy hianao, ry Isiraely;
ry Iakoba izay no finidiko, ry zanaky Abi-
rahama sakaizako;
9 Hianao, izay nalaiko tamy ny vazan-
-tany, ary nantsoiko avy tamy ny farany eo
hianao, ary hoy Izaho taminao, Mpanom-
poko hianao, efa no finidiko hianao, ka tsy
mba nariako hianao.
10 Aza matahotra hianao; fa momba
anao Aho: aza kivy hianao; fa Andriama-
nitrao Aho: hampahery anao Aho; eny,
hamonjy anao Aho; eny, hanohana anao
amy ny tànan' ankavanany ny fahamari-
nako Aho.
11 Indro, ho menatra, ka ho veri-hevitra
izay rehetra tezitra taminao; hanahaka tsi-
nontsinona, ka ho very ny olona manohitra
anao.
12 Hitady ireny hianao, ka tsy ho hita-
nao ireny, dia izay manohitra anao; hana-

haka tsinontsinona, ka hanahaka zava-poana
izay miady aminao.
13 F' Izaho Iehôvah Andriamanitrao hi-
tantany ny tànanao ankavanana, manao
aminao hoe, Aza matahotra; Izaho ha-
monjy anao.
14 Aza matahotra hianao, ry Iakoba kan-
kana, hianareo olon-Isiraely; Izaho ha-
monjy anao, hoy Iehôvah, dia ny Iray Ma-
siny ny Isiraely, Mpanavotra anao.
15 Indro, hataoko ho fivelezam-bary ma-
ranitra vaovao mana-nify hianao; hively ny
tendrombohitra hianao, ka ho torotoroinao
ho vovoka ireny, ary ny tanety hataonao
tahaky ny ampombo.
16 Hanofa ireny hianao, ka ho entin-dri-
votra ireny, ary ny tadio hampiely ireny,
ary Iehôvah hifalianao, ny Iray Masiny ny
Isiraely hireharehanao.
17 Ny malahelo, sy ny mahantra mitady
rano, ka tsy misy; efa main-ketaheta ny
lelany; Izaho Iehôvah hihaino ireny; Izaho
Andriamanitry ny Isiraely tsy hahafoy
ireny.
18 Hamoaka ony eo an-tany avo Aho,
ary loharano eo amy ny tany lemaka; ha-
taoko ny efitra ho farihi-rano, ary ny tany
maina ho rano miboiboikia.
19 Hamboleko hazo sedera, *sy* hazo sita,
sy hazo mioritily, ary hazo oliva, any an-
-efitra: hasiako hazo fiera, *sy* hazo paina,
ary hazo bokisy, any amy ny tany
foana:
20 Mba ho hitany, sy ho fantany, sy ho
heveriny, ary hiarahany ho azo an-tsaina
fa ny tànany Iehôvah no nanao iny,
ary ny Iray Masiny ny Isiraely no nanisy
iny.
21 Alaharo ny teninareo, hoy Iehôvah;
andaharo izay foto-teninareo, hoy ny Mpan-
jaky ny Iakoba.
22 Aoka handahatra izareo, ka hanam-
bara amintsikia izay zavatra ho avy: aoka
hambarany ny zavatra taloha nanao ahoana
ireny, mba ho heverintsikia, ary ho fan-
tatsikia ny farany ireny; sa aoka ho to-
riny amintsikia izay zavatra ho avy.
23 Ambarao izay zavatra ho avy rahatri-
zay, mba ho fantatray fa andriamanitra
hianareo: eny, manava soa, sa manava ra-
tsy, mba ho gaga izahay, ka hiara-hahita
isikia.
24 Indro, kely lavitra noho ny tsinontsi-
nona hianareo, ary kely lavitra noho ny
zava-poana ny asanareo; vetaveta izay mi-
fidy anareo.
25 Hanandratry ny anankiray avy any
avaratra Aho, ka ho avy izy: eo amy ny
fiposahany ny masoandro hiantsoany ny
anarako; ary hanitsaky ny andriandahy ta-
haky ny feta izy, ary tahaky ny mpanefi-
-vilany mameta ny tany manga.
26 Iza no nitory hatramy ny taloha mba ho
fantatray, ary hatramy ny ela, mba ho la-
zainay hoe, Marina izy? Eny, tsy misy
manambara; eny, tsy misy mitory; eny,
tsy misy mihaino ny teninareo:
27 Ny Voalohany *hanao* aminy Ziôna hoe,
Indro, indry ireny; dia homeko any Ieriosa-
lema izay anankiray hitondra filazan-tsara.
28 Ary nijery Aho, ka tsy nisy lehilahy;
dia teo aminy ireny, ary tsy nisy mpanolo-
-tsaina hanontaniako ireny, sy hamaliany
teny.
29 Indro, zava-poana avokoa izy rehe-
tra; tsinontsinona ny asany: rivotra sy
zava-poana ny endri-javatra arendriny.

## TOKO XLII.

INDRO ny Mpanompoko, Izay no hazo-
niko, Izay no finidiko, Izay sitraky ny
foko; efa napetrako ny Fanahiko taminy:
Izy hanome lalàna ho any ny firenen-tsa-
mihafa.
2 Tsy hitaraina Izy, na hanandratra na
hampandre ny feony eny an-dàlana.
3 Tsy ho tapahiny ny harefo milefitra, na
ho vonoiny ny rongona manetona; ha-
moaka fitsarana ho fahamarinana Izy.
4 Tsy ho reraka, na ho kivy Izy, mandra-
-pampitoetra fitsarana eo amy ny tany; ary
ny nosy hiandry ny lalàny.
5 Izany no lazainy Iehôvah Andriamani-
tra, Izay nahary ny lanitra, ka namelatry
ireny; Izay nandroritry ny tany, sy izay
mivoaka eo aminy; Izay manome fofon'
aina ny olona eo amboniny, ary fanahy ho
any izay mandeha eo, hoe:
6 Izaho Iehôvah niantso Anao tamy ny
fahamarinana, ary hihiazony ny tànanao,
sy hiaro Anao, ary hanome Anao hanao fa-
nekena ho any ny olona, hahazava ny fire-
nen-tsamihafa;
7 Hampiharitry ny maso jamba, hamoa-
ky ny mpifatotra amy ny trano-maizina,
*ary* izay mipetraka eo amy ny maizina amy
ny trano fifatorana.

8 Izaho no Iehôvah; izany no anarako;
ary ny voninahitro tsy homeko ny hafa, na
ny fiderana Ahy ho any ny endri-javatra.
9 Indro, tanteraka ny teny taloha, ary mi-
tory zava-baovao Aho; dieny tsy mbola mi-
posaka ireny, ambarako aminareo ireny.
10 Mihirà fihiram-baovao ho any Iehô-
vah, dia fiderana Azy hatramy ny vazan-
-tany, hianareo izay midina any an-drano-
masina, sy izay rehetra eo, ry nosy, sy ny
mponina eo.
11 Aoka hanangam-peo ny efitra sy ny
tanànany, ny vohitra izay onenany ny Ke-
dara: aoky hihira ny mponina any Sela;
aoky hihioby eo an-tampon-tendrombohitra
izareo.
12 Aoka hanome voninahitra any Iehô-
vah izareo, ka hitory ny fiderana Azy eo
amy ny nosy.
13 Iehôvah hivoaka tahaky ny lehilahy
mahery: hampitaitra fialonana tahaky ny
lehilahy miady Izy: hiantso Izy, eny, hian-
tso mafy Izy: haharesy ny fahavalony
Izy.
14 Efa mangina ela Aho; efa mangina
hiany Aho; namehi-vava hiany Aho: hi-
taraina tahaky ny vehivavy miteraka Aho:
hiaina sy hifofofofo koa Aho.
15 Handriry ny tendrombohitra sy ny
tanety Aho, ka hahamainy ny ahitra re-
hetra eo, dia hanao ny ony ho nosy Aho,
ka hahamainy ny farihy.
16 Ary ho tarihiko ny jamba amy ny
làlana izay tsy fantany; amy ny làlana
izay tsy mbola fantany hitondrako azy:
hataoko ny maizina ho mazava eo ano-
loany, ka ho hitsiko ny meloka. Izany za-
vatr' izany hataoko aminy, ka tsy ho foiko
izareo.
17 Hiverina, *ka* ho menatra dia menatra
izay matoky ny sarin-javatra, izay manao
amy ny endri-javatra arendrikia hoe, An-
driamanitray hianareo.
18 Mihainoa hianareo, ry marenina; ary
mijere mba hahita hianareo, ry jamba.
19 Iza no jamba raha tsy ny mpanom-
poko? ary marenina tahaky ny irako izay
nirahiko? iza no jamba tahaky ny efa tante-
raka, ary jamba tahaky ny mpanompo any
Iehôvah?
20 Mahita zavatra maro hianao, fa tsy
mitandrina; malady sofina, fa tsy mihaino
izy.
21 Iehôvah mankasitraka noho ny faha-
marinany: hahalehibe ka hankalaza ny la-
làna Izy:
22 Fa olona voa roba, ka voa babo ireo:
samy voa fandrikia tany an-davaka izy re-
hetra, ka nafenina teo an-trano-maizina iza-
reo; voa sambotra izareo, ka tsy misy ma-
monjy; voa babo izareo, ka tsy misy ma-
nao hoe, Ampodio.
23 Iza no eo aminareo hihaino izany,
handre, sy hitandrina, amy ny andro ho
avy?
24 Iza no nanolotry ny Iakoba ho babo,
ary ny Isiraely ho any ny mpandroba? tsy
Iehôvah va, satria nanota taminy isikia;
ary tsy nety nandeha tamy ny làlany izareo,
na nankato ny lalàny izareo?
25 Ary izy nampilatsahany ny firehetany
ny fahatezerany, sy ny heriny ny ady: dia
nampirehitr' afo azy nanodidina iny, ka-
nefa tsy fantany; ary nandoro azy iny, ka-
nefa tsy nalatsany tam-po.

## TOKO XLIII.

Ary ankehitriny, izany no lazainy Ie-
hôvah Izay nahary anao, ry Iakoba ô, ary
namorona anao, ry Isiraely ô, Aza ma-
tahotra; f' efa nanavotra anao Aho, efa
niantso anao tamy ny anarana Aho; Ahy
hianao.
2 Raha mita rano hianao, dia homba
anao Aho; ary raha mita ny ony hianao,
tsy hanafotra anao ireny: raha mandeha
mamaky ny afo hianao, tsy mba hodorana
hianao, na hirehitra aminao ny lel'afo.
3 F' Izaho no Iehôvah Andriamanitrao,
ny Iray Masiny ny Isiraely, Mpamonjy
anao: nomeko i Ejipity ho avotrao, i Etio-
pia sy Seba ho solonao.
4 Satria efa zava-tsoa teo imasoko hianao,
efa nalaza hianao, ary efa tia anao Aho:
dia hanome lehilahy ho solonao Aho, ary
olona maro ho solo ny ainao.
5 Aza matahotra, fa homba anao Aho;
hitondra ny zanakao avy any atsinanana
Aho, ary hanangona anao avy any andre-
fana Aho;
6 Hilaza amy ny avaratra Aho, Alefao;
ary amy ny atsimo, Aza miaro: ento ny
zanako-lahy avy eny lavitr' eny, sy ny za-
nako-vavy avy amy ny vazan-tany;
7 Dia izay rehetra antsoina amy ny ana-
rako, fa nahary azy ho voninahitro Aho:
Izaho no namorona azy; eny, Izaho no
nanao azy.

8 Avoahy ny olon-jamba izay mana-
-maso, ary ny marenina izay manan-tso-
fina.
9 Aoka hangonina ny firenen-drehetra,
ary aoka ho vorina ny vahoaka : iza no eo
aminy hitory izany, ka hanambara amintsi-
kia izay zavatra fahiny? Aoky hitondra
ny vavolombelony hahamarin-tena izareo;
mba hihaino ny olona, ka hanao hoe, Ma-
rina izany.
10 Hianareo no vavolombeloko sy mpa-
nompoko izay no finidiko, hoy Iehôvah;
mba hahafantaranareo sy hankatoavanareo
Ahy, ary mba hahalalanareo f' Izaho no
Izy: tsy nisy Andriamanitra voa forona
talohako, ka tsy hisy handimby Ahy.
11 Izaho, dia Izaho no Iehôvah, ka tsy
misy mpamonjy afa tsy Izaho.
12 Izaho nitory, ka namonjy, ary nanam-
bara, dieny tsy mbola nisy *andriamanitra*
tsi-izy teo aminareo; ary hianareo no vavo-
lombeloko, hoy Iehôvah, f' Izaho no An-
driamanitra.
13 Eny, dieny tsy mbola nisy andro,
Izaho no Izy; ary tsy misy mahavonjy
amy ny tànako; hiasa Aho, k' iza no ha-
hasakany izany?
14 Izany no lazainy Iehôvah, Mpanavo-
tra anareo, dia ny Iray Masiny ny Isiraely;
Hianareo no nanirahako tany Babilona, sy
nampietreko ny andry rehetra, sy ny Kali-
dia manan-tsambo mahafaly.
15 Izaho no Iehôvah, ny Iray Masi-
nareo, Mpamorony ny Isiraely, Mpanjaka-
nareo.
16 Izany no lazainy Iehôvah, Izay nanao
làlana teo an-dranomasina, ary fandehanana
teo an-drano mahery;
17 Izay namoaky ny fiarakodia sy ny
soavaly, ny miaramila, sy ny mahery; niara-
-nandry avokoa izareo, tsy niarina izareo:
efa fongotra, matin' afo tahaky ny rongony
izareo:
18 Aza mahatsiaro ny zava-dasa, na mi-
sainy ny zava-taloha hianareo.
19 Indro, hanao zava-baovao Aho; hi-
tranga ankehitriny iny; tsy hahalala izany
va hianareo? dia hataoko làlana any an-
-efitra, *ary* ony eo amy ny tany foana.
20 Dia hanome voninahitra Ahy ny biby
any an-tsaha, dia ny amboan' ala sy ny vo-
rondolo aza: fa manisy rano any an-efitra
Aho, ony eo amy ny tany foana, hisotroany
ny oloko, ny finidiko.
21 Ireo olon' ireo no foroniko ho Ahy;
hitory ny fiderana Ahy izareo.
22 Fa tsy niantso Ahy hianao, ry Ia-
koba; f' efa sasatra amiko hianao, ry Isi-
raely.
23 Tsy nitondra ho Ahy ny zanak' ondry
fanatitrao hodorana hianao; ary tsy nanka-
laza Ahy tamy ny fanalamboadinao hia-
nao: tsy nampanompo anao tamy ny fana-
titra, na nampahasatra anao tamy ny zava-
-manitra Aho.
24 Tsy namidy vola fari-mamy ho Ahy
hianao, na nampahavoky Ahy tamy ny ta-
viny ny fanalamboadinao; f' efa nampahave-
satra Ahy tamy ny fahotanao hianao, efa
nampahasatra Ahy tamy ny helokao hianao.
25 Izaho, dia Izaho no mamono ny faha-
disoanao, ka tsy hahatsiaro ny fahotanao,
noho Izaho tena.
26 Ampahatsiarovy Aho: aoky hifanda-
hatra isikia, mandahara hianao, mba ho
hitsina hianao.
27 Efa nanota ny rainao voalohany, ary
efa diso tamiko ny mpampianatra anao.
28 Izany nandotoako ny andriandahy
masina, sy nanavako ny Iakoba ho ozona,
ary ny Isiraely ho latsa.

## TOKO XLIV.

Ary mihainoa ankehitriny, ry Iakoba, mpa-
nompoko, ary Isiraely, izay no finidiko:
2 Izany no lazainy Iehôvah, Izay nahary
anao, ary namorona anao hatrany am-
-bohoka, Izay hamonjy anao; Aza mata-
hotra, ry Iakoba, mpanompoko; ary hia-
nao ry Iesoriona, izay no finidiko.
3 Fa hampilatsaka rano aminy izay man-
getaheta Aho, ary rano mandriaka, amy ny
tany maina: hampilatsaky ny Fanahiko
amy ny zanakao Aho, ary ny fitahiako amy
ny zafinao.
4 Ary haniry eo amy ny ahitra izareo,
tahaky ny hazo vilo eo anilany ny falehan-
-drano.
5 Ny anankiray hanao hoe, Any Iehô-
vah aho; ary ny anankiray koa hiantso-
-tena amy ny anarany Iakoba; ary ny hafa
koa hanoratra eo amy ny tànany hoe, Any
Iehôvah, ka haka ny anarany Isiraely izy.
6 Izany no lazainy Iehôvah, Mpanjaka
any Isiraely, dia Iehôvah Tompony ny
maro, Mpanavotra azy; Izaho no voalo-

hany, ary Izaho no farany; ary tsy misy
Andriamanitra, afa tsy Izaho.
7 Ary iza no, tahaka Ahy, hiantso, ary
hitory iny, sy handahatry iny ho Ahy, ha-
trizay nanendreko ny ntaolo? ary aoky hi-
tory ny zavatra ho avy, dia izay ho tonga,
aminy izareo.
8 Aza matahotra, na manahy hianareo;
tsy efa no lazaiko taminao va hatramy ny
fahizay, eny, efa nambarako? ary hianareo
no vavolombeloko. Misy Andriamanitra
va afa tsy Izaho? eny, tsy misy Vato-lahy,
tsy mahalala na iray akory Aho.
9 Zava-poana izay rehetra manao endri-
-javatra; ary tsy hahasoa ny zavatra maha-
finaritra azy; ary mpiampanga azy ireny
aza; tsy mahita, na mahalala ireny, mba
ho menatra izareo.
10 Iza no namorona andriamanitra, sa
nandrendrikia endri-javatra, izay tsy maha-
soa na inona na inona?
11 Indro, ho menatra ny namany rehe-
tra; ary ny mpiasa, dia avy amy ny olona
izareo; aoky hiangona avokoa izareo, aoky
hitsangana izareo; hatahotra izareo, ho me-
natra avokoa izareo.
12 Manefy vy hatao famaky izy, ka miasa
eo amy ny arina, dia mamboatry iny amy
ny tantànana izy, ka miasa iny amy ny he-
riny ny sandriny; eny, noana izy, ka tsy
manan-kery; tsy misotro rano izy, ka re-
raka.
13 Ny mpandrafitra mandroritry ny fa-
noharana; manamariky iny amy ny fitsi-
pikia izy; mamboatry iny amy ny vankona
izy, ary manamariky iny amy ny kompa
izy, ary manao iny tahaky ny endrik' olona
araky ny hatsara-tarehin' olona izy, mba
hitoetra eo an-trano iny.
14 Mijinja hazo sedera ho an-tena izy, ary
maka hazo fiera, sy voamboana, izay na-
taony ho mafy ho an-tena eo amy ny hazo
any an-ala: mamboly hazo hetatra izy, ka
velomin-dranonorana.
15 Dia hatain' olona iny, ary iny ana-
lany hamindroany; eny, mampirehitry *iny*
hanendasany mofo izy: eny, iny anavany
andriamanitra ka ivavahany, iny anavany
endri-javatra, ary iny iondrehany.
16 Ny sasany hodorany eo anaty afo;
ny sasany hihinanany hena, hitonoan-ja-
vatra, ka voky izy: eny, mamindro izy,
ka manao hoe, Hia, mafana aho, nahita afo
aho là.
17 Ary ny sisany anavany andriamanitra,
dia endri-javatra ho an-tena; miondrikia
aminy izy, ka mivavaka, dia mangataka
aminy, ka manao hoe, Vonjeo aho; fa an-
driamanitro hianao.
18 Tsy mahafantatra, na mahalala izareo;
fa nanampiny ny masony Izy, mba tsy ha-
hita izareo, *ary* ny fony, mba tsy hahalala
izareo.
19 Ary tsy misy mihievitra am-pony, na
mahalala, na mahafantatra, hanao hoe,
Ny sasany nodorako teo anaty afo: eny, efa
nanendy mofo tamy ny vain' afony aho:
efa nitono hena, ka nihinana aho: ary ha-
nao ny sisa ho fahavetavetana v' aho? hion-
drikia amy ny tapa-kazo v' aho?
20 Homan-davenona izy; ny fo mamitaka
mampivily azy, ka tsy mahavonjy ny fana-
hiny izy, na manao hoe, Tsy misy laingia
v' eo an-tànako ankavanana?
21 Tsarovy ireo, ry Iakoba, sy Isiraely,
fa mpanompo Ahy hianao: namorona anao
Aho: mpanompoko hianao: tsy mba ho
hadinoiko hianao, ry Isiraely ô.
22 Efa namono ny fahotanao tahaky ny
raho-maizina Aho, ary ny fahadisoanao
tahaky ny rahona; miverena ho aty amiko,
f' efa nanavotra anao Aho.
23 Mihirà hianareo, ry lanitra; f' Iehò-
vah nanao; mihiobia hianareo, ry tany
ambany; mihirà mafy, ry tendrombohitra,
ry ala sy ny hazo rehetra eo: fa nanavo-
try ny Iakoba Iehôvah, ka nankalaza-tena
teo amy ny Isiraely.
24 Izany no lazainy Iehôvah Mpanavotra
anao, dia Izay namorona anao hatrany am-
-bohoka; Izaho no Iehôvah, Izay nanao ny
zava-drehetra, Izay hiany no namelatry ny
lanitra, Izay hiany no nandroritry ny tany:
25 Izay mahafoany ny famantarany ny
mpandaingia, ary mampahavery saina ny
mpisikidy; Izay mampiveriny ny olon-ken-
dry, ary manadala ny fahalalany;
26 Izay mampitoetry ny teniny ny mpa-
nompony, ka mahatanteraky ny fisainana *te-
riny* izay nirahiny; Izay manao aminy Ierio-
salema hoe, Honenana hianao, ary amy ny
tanàna any Ioda, Hatsangana hianareo, ary
hanangany ny fitoeran-drava eo Aho;
27 Izay manao amy ny lalina hoe, Aoka
ho marina hianao, dia hampahamainy ny
oninao maro Aho;
28 Izay milaza any Koresa hoe, Mpiandri-
-ondriko izy, ka hahatanteraky ny sitra-poko

rehetra: eny, hanao amy ny Ieriosalema
hoe izy, Hatsangana hianao; ary amy ny
tempoly, Horenana hianao.

## TOKO XLV.

IZANY no lazainy Iehôvah amy ny voa hosotrany, dia aminy Koresa, izay hampaherezako ny tànan' ankavanany, raha handresy ny firenen-tsamihafa eo anoloany Aho; ka hampahalemeko ny vaniany ny mpanjaka maro, raha hanokatry ny vavahady misavily roa eo anoloany Aho, ary tsy hirindrina ny vavahady, hoe:
2 Izaho handeha hialoha anao, ka hanitsy ny fitoera-meloka; hanorotoro ny vavahady varahina Aho, ka hanapatapaky ny hadim-by.
3 Dia homeko anao ny firaketana izay eo amy ny maizina, ary ny harena miafina eo amy ny fitoerana mangingina, mba ho fantatrao f' Izaho no Iehôvah, Izay miantso anao amy ny anarana, dia Andriamanitry ny Isiraely.
4 Ny Iakoba mpanompoko sy ny Isiraely finidiko niantsoako anao tamy ny anaranao; efa nomeko anarana anao, na dia tsy mahalala Ahy hianao.
5 Izaho no Iehôvah, ka tsy misy hafakoa; tsy misy Andriamanitra afa tsy Izaho: mampisikina anao Aho, na dia tsy mahalala Ahy hianao:
6 Mba hahafantarany ny olona, hatrany amy ny fiposahany ny masoandro, ka hatrany andrefana, fa tsy misy afa tsy Izaho: Izaho no Iehôvah, ka tsy misy hafakoa;
7 Izay mamorony ny mazava, ka manisy ny maizina: Izay manao fihiavanana, ka manisy loza: Izaho Iehôvah no manao izany rehetr' izany.
8 Miteteva avy any ambony, ry lanitra, ary aoky ny rahona hampilatsaka fahamarinana: aoky hisokatra ny tany, ary aoka hamoaka famonjena izareo, ary aoky hiara-hitranga ny fahamarinana. Izaho Iehôvah no nanisy iny.
9 Mahita loza ny manohitry ny Mpamorona azy! ny vilany eo amy ny vilan-tany! Ny tany manga va hanao amy ny mpamorony iny hoe, Inona no ataonao? sa ny asanao va, Tsy manan-tànana izy?
10 Mahita loza ny manao amin-dray hoe, Inona no terakao? sa amim-behivavy, Efa niteraky inona va hianao?
11 Izany no lazainy Iehôvah, ny Iray Masiny ny Isiraely, dia ny Mpamorona azy, Anontaniana v' Aho izay zavatra ho avy? mandidy Ahy va hianareo ny aminy ireo zanako, sy ny asany ny tànako?
12 Izaho nahary ny tany, ka nanisy olona teo amboniny: Izaho, dia ny tànako nandroritry ny lanitra, ka nandidy ny eo aminy rehetra Aho.
13 Izaho nanandratry ilehy iny teo amy ny fahamarinana, ary hanitsy ny làlany rehetra Aho; hanangany ny tànanako izy, ary handefa ny oloko mifatotra, ka tsy hisy avotra na tamby, hoy Iehôvah Tompony ny maro.
14 Izany no lazainy Iehôvah, Ny asany ny Ejipity, sy ny varotry ny Etiopia sy ny Seba olom-baventy, ho entina hankany aminao, ary ho anao ireny: handeha hanaraka anao izareo; hankeo migiadra izareo, ka hiondrikia aminao izareo, hivavaka manatrikia anao izareo, *hoe*, Eo anatinao tokoa Andriamanitra; ary tsy misy hafakoa; tsy misy Andriamanitra.
15 —Andriamanitra Izay miafina tokoa Hianao, ry Andriamanitry ny Isiraely, Mpamonjy.
16 Samy ho menatra ka ho very hevitra izy rehetra: handeha hiara-ko-menatra avokoa ny mpanao-sampy.
17 Ny Isiraely ho vonjeny Iehôvah, amy ny famonjena mandrakizay: tsy ho menatra, na ho very hevitra, mandrakizay ka ho mandrakizay, hianareo.
18 F' izany no lazainy Iehôvah, Izay nahary ny lanitra; Izy no Andriamanitra Izay namorony ny tany, ka nanao iny; Izy no nampitoetry iny: tsy mba nasiany foana iny; namboariny honenana iny; Izaho no Iehôvah, ka tsy misy hafakoa.
19 Tsy niteny teo amy ny miafina Aho, dia teo amy ny fitoera-maizina amy ny tany; tsy nanao tamy ny zanaky Iakoba hoe Aho, Tadiavo foana Aho: Izaho Iehôvah miteny ny marina; Izaho mitory ny mahitsy.
20 Mivoria, ka avia hianareo; miaraha manatona hianareo, izay afaka amy ny firenen-tsamihafa; tsy manam-pahalalana izay manandratry ny hazo nataony endri-javatra, ka mivavaka amin' andriamanitra tsy mahavonjy.
21 Ambarao, ka atony; eny, aoky hiara-hisaina izareo; iza no nitory izany ha-

tramy ny andro lasan' ela, *sa* nilaza hatramy ny andro fahizay? tsy Izaho Iehôvah va? ary tsy misy Andriamanitra afa tsy Izaho; Andriamanitra marina, sy Mpamonjy: tsy misy afa tsy Izaho.
22 Jereo Aho, dia ho vonjena hianareo, ry vazan-tany rehetra; f' Izaho no Andriamanitra, ka tsy misy hafakoa.
23 Tena nianianako, nivoaka tamy ny vavako ny teny amy ny fahamarinana, ka tsy hiverina, F' Izaho handohalehany ny lohalikia rehetra, *sy* hianianany ny lela rehetra.
24 Hilaza Ahy tokoa ny anankiray hoe, Eo aminy Iehôvah ny fahamarinam-be sy hery: hanatona Azy ny olona, ary ho menatra izay rehetra tezitra aminy.
25 Aminy Iehôvah hanitsiany sy hankalazany ny zanaky Isiraely rehetra.

## TOKO XLVI.

MIONDRIKIA i Bela, manjoko i Nebo; entiny ny biby sy ny omby ny sampiny: mavesatra izay nentinareo, entiny lehy efa sasatra.
2 Manjoko izareo, miara-miondrikia izareo, tsy mahavonjy ny entana izareo, f' efa lasa ho babo izareo tena aza.
3 Mihainoa Ahy, ry mpianakaviny Iakoba, sy ny sisa rehetra eo amy ny mpianakaviny Isiraely, izay nalaina hatrany an-kibo, izay nentina hatrany am-bohoka.
4 Dia hatramy ny fahanterana Izaho no Izy: ary hatramy ny fahafotsi-volo hanohanako *anareo*: Izaho no nanao, ary Izaho hitondra: eny, Izaho hanohana, ary hamonjy.
5 Iza no hanafahanareo Ahy sy hampitovinareo, ary hanoharanareo Ahy hitovianay?
6 Mamoaka volamena be amy ny kitapo izareo; ary mandanja volafotsy eo amy ny mizana izareo; manamby mpanefi-vola izareo, mba hataony andriamanitra iny; miondrikia izareo, eny, mivavaka izareo.
7 Milanja iny eny an-tsoroka izareo; mitondra iny izareo, dia mampitoetry iny amy ny fitoerany izareo, dia mitoetra iny; tsy hifindra iny amy ny fitoerany, eny, ny anankiray hitaraina aminy, kanjo tsy mahavaly iny; tsy mahavonjy azy amy ny fahoriany iny.
8 Tsarovy izany, ary aoky hiseho ho lehilahy hianareo: alatsaho am-po hianareo, ry mpanota.
9 Tsarovy ny zava-dasa ela: f' Izaho no Andriamanitra, ka tsy misy hafakoa; Andriamanitra, ka tsy misy tahaka Ahy;
10 Manambara ny farany hatramy ny taloha, dia hatramy ny taon-dasa ela izay zavatra tsy mbola natao: manao hoe, Ny fisainako no hitoetra, ka hataoko ny sitra-poko rehetra:
11 Miantso voro-masiaka avy any atsinanana, lehilahy izay manefa ny fisainako avy amy ny tany lavitra: eny, efa niteny Aho, ka hahatanteraky iny Aho; efa nikiasa Aho, ka hataoko izany.
12 Mihainoa Ahy, hianareo maditra am-po, izay manalavitra fahamarinana.
13 Hampanatony ny fahamarinako Aho; tsy ho lavitra iny, ary tsy hitoetoetra ny famonjeko; dia hampitoetra famonjena ho any Ziôna Aho, ny voninahitro ho any ny Isiraely.

## TOKO XLVII.

MIDÌNA, ka mipetraha amy ny vovoka, ry Babilona zanaka-vavy mpitovo: mipetraha amy ny tany tsy misy lapa, ry Kalidia zanaka-vavy: fa tsy hatao hoe intsony hianao, Malemy sy bonaikia.
2 Alao ny vato fitotoana, ka totoy vary; manalà ny sarom-poto-bolonao; ampitanjaho tongotra, manalà sarom-pe, mità ny ony.
3 Tsy hisarona ny toetrao, eny, ho hita ny henatrao: hampijaly, ka tsy hiantra olona na iray akory Aho.
4 Ny amy ny Mpanavotra antsikia, Iehôvah Tompony ny maro no anarany, dia ny Iray Masiny ny Isiraely.
5 Mipetraha mangingina hianao, ary mandehana ho any amy ny maizina, ry Kalidia zanaka-vavy: fa tsy hatao hoe intsony hianao, Andriambavy, tompony ny fanjakana maro.
6 Efa tezitra tamy ny oloko Aho, efa nandoto ny lovako Aho, ka natolotro tany an-tànanao izareo: tsy namindra-fo taminy hianao: tamy ny anti-panahy nametrahanao ny fitondranao mavesatr' indrindra.
7 Ary hoy hianao, Ho andriambavy mandrakizay aho. Tsy mbola nalatsakao tam-ponao izany zavatr' izany; tsy nahatsiaro ny farany hianao.

8 Ary ankehitriny, mihainoa izany hianao,
izay mampifali-tena, izay mipetraka tsy
manan' ahiahy, izay milaza am-ponao hoe,
Izaho, tsy misy afa tsy izaho: tsy hipe-
traka tahaky ny mpitondra-tena aho, ary
tsy hahita fahafatesan-janaka aho.
9 F' ireo zava-droa-loha ireo hanjo anao
tampoka aminy indrai-andro, ny fahafate-
san-janaka sy ny fahafatesam-bady: hanjo
anao amy ny heriny ireo, na dia marobe
ny fankatovanao, na dia betsak' indrindra
ny odinao.
10 Fa natoky ny ratsy nataonao hianao:
hoy hianao, Tsy misy mahita ahy. Ny
fahendrenao sy ny fahalalanao nampan-
diso anao: ary nanao tam-ponao hoe hianao,
Izaho, tsy misy afa tsy izaho.
11 Dia hanjo anao ny ratsy: tsy ho fan-
tatrao izay iposahany: ary hilatraka ami-
nao ny loza: tsy hahafaky iny hianao: ary
hanjo anao tampoka ny fandringiana tsy
hampoizinao.
12 Mitoera ankehitriny amy ny odinao,
sy amy ny hamarony ny fankatovanao,
izay nikielezanao-aina hatramy ny fahazaza-
nao; angamba hahazo soa hianao, angamba
hahery hianao.
13 Sasatra amy ny fisainanao maro
hianao: aoky hitsangana ankehitriny ny
mpihievitry ny lanitra, ny mpandiniky ny
kintana, ny mpanandro isam-bolana, ka ha-
monjy anao aminy izay hanjo anao.
14 Indro, hanahaky ny vodi-vary ireny;
ho may ny afo ireny: tsy hamonjy ny ain-
-tena amy ny heriny ny lel'afo ireny: tsy
ho vain' afo hamindroana, *na* afo hitane-
hana, izany.
15 Hanahaky izany aminao ny mpandran-
tonao, izay nikielezanao-aina hatramy ny
fahazazanao: samy hankany amy ny toko-
-taniny avy izareo; tsy misy hamonjy
anao.

## TOKO XLVIII.

HENOY izany, ry mpianakaviny Iakoba,
izay antsoina amy ny anarany Isiraely,
k' izay nivoaka tamy ny loharanony Ioda;
izay mianiana amy ny anarany Iehôvah,
ary manonony ny anaran' Andriamanitry
ny Isiraely, tsy amy ny to, na amy ny ma-
rina.
2 Fa miantso-tena olony ny tanàna masina
izareo, ka miankina amin' Andriamanitry
ny Isiraely, Iehôvah Tompony ny maro
no anarany.
3 Efa nitory ny zava-dasa hatramy ny ta-
loha Aho; ary namoaky ireny ny vavako,
ka nambarako ireny: nataoko tampoka, ka
tonga ireny.
4 Satria fantatro fa maditra hianao, ary
oza-by ny vozonao, ary varahina ny han-
drinao:
5 Efa nitory taminao hatramy ny taloha
Aho; dieny tsy mbola tonga iny no na-
nambarako anao; fandroa hataonao hoe,
Ny sampiko no nanao izany; ary ny endri-
-javatra asoritro sy ny sarin-javatra aren-
driko no nandidy ireny.
6 Efa nandre hianao, jereo izany rehetr'
izany; ary tsy hambaranareo va? Efa ni-
tory taminao zava-baovao hatramy ny anke-
hitriny Aho, dia zava-miafina, izay tsy fan-
tatrao.
7 Ankehitriny, ka tsy hatramy ny taloha,
anisiany ireny; eny, tamy ny andro lasa
tsy nandrenesenao ireny, fandroa hataonao
hoe, Indro, efa fantatro ireny.
8 Eny, tsy nandre hianao, eny, tsy naha-
lala hianao; eny, tsy nalady ny sofinao
hatraminy iny andro iny, f' efa fantatro fa
nanambaka dia nanambaka hianao, ary
natao hoe mpanota hatrany an-kibo hia-
nao.
9 Ny anarako hampitsaharako ny fahate-
zerako, ary ny fiderana Ahy hamelako
anao, mba tsy ho fongorako hianao.
10 Indro, nanadio anao Aho, fa tsy toy
ny volafotsy: nizaha-toetra anao Aho, teo
amy ny fitaneham-pahoriana.
11 Izaho, dia Izaho, no hanavako *izany*:
fa nahoana no ho lotoina *ny anarako*? ary
ny voninahitro tsy homeko ny hafa.
12 Mihainoa Ahy, ry Iakoba, sy Isiraely
izay nantsoiko; Izaho no Izy: Izaho no
voalohany, ary Izaho no farany.
13 Ary ny tànako no nanoriny ny tany;
ary ny tànako ankavanana no nanjehy ny
lanitra; niantso ireo Aho, dia niara-nitsan-
gana ireo.
14 Miangòna hianareo rehetra, ary mi-
hainoa; iza eo aminy ireo no nitory ireny
zavatr' ireny? Iehôvah efa tia ilehy iny;
hanao izay sitra-pony aminy Babilona izy,
ka ho sandriny hamely ny Kalidia.
15 Izaho, dia Izaho niteny, eny, Izaho
niantso azy; Izaho nitondra azy, ka ha-
nambin-dàlana izy.

16 Manatòna Ahy hianareo; henoy izany: Izaho tsy niteny tany an-takona hatramy ny taloha; hatramy ny andro nisiany, dia teo Aho: ary ankehitriny, Iehôvah Andriamanitra naniraka Ahy, sy ny Fanahiny.
17 Izany no lazainy Iehôvah, Mpanavotra anao, dia ny Iray Masiny ny Isiraely; Izaho no Iehôvah Andriamanitrao, Izay mampianatra anao hahita soa, Izay mitondra anao amy ny làlana izay mety halehanao.
18 Enga ka nihaino ny didiko hianao! dia efa hanahaka ony ny fihiavananao, ary efa hanahaky ny alon-dranomasina ny fahamarinanao;
19 Ary efa hanahaky ny fasikia ny zanakao, ary efa hanahaky ny fombany iny ny aloaky ny kibonao; tsy efa ho fongorana na ho vonoina ny anarany eo anatrehako.
20 Mivoaha any Babilona hianareo, mandosira hiala amy ny Kalidia hianareo, ambarao amy ny feo mahafaly, lazao izany, torio izany, hatramy ny farany ny tany; atavy hoe, Iehôvah efa nanavotry ny Iakoba mpanompony;
21 Ary tsy mba nangetaheta tany an-efitra ireny, izay nitondrany ireny: namoaka rano tamy ny vatolampy ho any ireny Izy: nampitresaky ny vatolampy koa Izy, ka niboiboikia ny rano.
22 Tsy misy fihiavanana ho any ny ratsi-fanahy, hoy Iehôvah.

## TOKO XLIX.

Mihainoa Ahy, ry nosy; ary atongilano ny sofinareo, ry olona eny lavitr' eny; Iehôvah efa niantso Ahy hatrany am-bohoka: efa nanonony ny anarako hatrany an-kibon-dreniko Izy.
2 Dia nataony ny vavako hanahaka sabatra maranitra; nanafina Ahy teo ambany ny aloky ny tànany Izy, ka nataony zana-tsipìkia voa ranitra Aho; nanafina Ahy teo an-kitapon-jana-tsipìkiany Izy.
3 Ary hoy Izy tamiko, fa mpanompoko hianao, ry Isiraely, izay hananako voninahitra.
4 Dia hoy Izaho, Efa niasa foana Aho; efa nandany ny heriko tamy ny tsinontsinona sy ny zava-poana Aho: eo aminy Iehôvah ny fitsarana Ahy, ary eo amin' Andriamanitro ny tambiny ny asako.
5 Ary ankehitriny, hoy Iehôvah, Izay namorona Ahy hatrany am-bohoka ho mpanompo Azy hampody ny Iakoba ho any aminy, fa, na dia tsy hangonina ny Isiraely, dia hanam-boninahitra eo imasony Iehôvah Aho, ary ho heriko ny Andriamanitro.
6 Dia hoy Izy, Zavatra kely izany, hanompoanao Ahy hanandratry ny fireneny ny Iakoba, sy hampody ny tsy very eo amy ny Isiraely: Izaho hanao Anao koa ho fahazavany ny firenen-tsamihafa, mba ho famonjeko hatramy ny farany ny tany Hianao.
7 Izany no lazainy Iehôvah, Mpanavotry ny Isiraely, dia ny Iray Masiny, aminy Izay no ratsin'olona, aminy Izay halany ny firenena, amy ny mpanompo ny mpanapaka: Ny mpanjaka maro hijery, sy hitsangana, eny, ny andriandahy hivavaka, noho Iehôvah, Izay mahatoky, dia ny Iray Masiny ny Isiraely, fa nifidy Anao Izy.
8 Izany no lazainy Iehôvah, Tamy ny taona fankasitrahana namaliako Anao, ary tamy ny andro famonjena namonjeko Anao: ary hiaro Anao Aho, ka hanome Anao hanao fanekena ho any ny olona, mba hampitoetry ny tany, mba hampandova ny fananan-drava;
9 Mba ho lazainao amy ny mpifatotra hoe, Mivoaha; aminy izay eo amy ny maizina, Misehoa. Hihinana any an-dàlana izareo, ary ho eo amy ny fitoeran' avo rehetra ny famahanany.
10 Tsy ho noana, na hangetaheta izareo; ary tsy hamely azy ny hain' andro, na ny masoandro: f' Izay mamindra-fo aminy hitarikia azy, ary hitondra azy ho any amy ny loharano miboiboikia Izy.
11 Ary hataoko ny tendrombohitro rehetra ho làlana, ary ny làlam-beko hasandratra.
12 Indro, ho avy eny lavitr' eny ireo; ary indro, ho avy any avaratra sy any andrefana ireo; ary ho avy any amy ny tany Sina ireo.
13 Mihirà, ry lanitra; ary mifalia, ry tany; ary mihirà mafy hianareo, ry tendrombohitra; f' Iehôvah hampifaly ny olony, ka hamindra-fo amy ny olony mahantra Izy.
14 Fa hoy Ziôna, Efa nahafoy ahy Iehôvah, ary efa nanadino ahy ny Tompo.
15 Mahadino ny zanany minono va ny vehivavy, ka tsy hamindra-fo amy ny zanaka avoaky ny kibony? Eny, maha-

dino hiany izy, f' Izaho tsy mba hanadino
anao.
16 Indro, efa nanoritra anao tamy ny
fela-tànako Aho; ny màndanao ho eo ana-
trehako mandrakariva.
17 Handeha faingiana ny zanakao; hiala
aminao ny mpandringiana anao sy ny
mpandrava anao.
18 Atopazo manodidina ny masonao, ka
jereo: miangona ireo rehetr' ireo; mana-
tona anao ireo: raha velona koa Aho,
hoy Iehôvah, hitafy ireo rehetr' ireo to-
koa hianao, tahaky ny firavaka, ary hi-
fehy ireo tahaky *ny fanaony* ny ampaka-
rina hianao.
19 Fa ny fitoeranao foana, sy ny fonena-
nao lao, ary ny taninao rava, ho ety loatra
ankehitriny ho anao noho ny mponina, ary
hahalavitra izay mandrapaka anao.
20 Ny zanakao, rehefa maty anaka hia-
nao, hilaza an-tsofinao indray hoe, Ety loa-
tra ho ahy ny fitoerana; omeo fitoerana
aho mba honenako.
21 Dia hataonao am-ponao hoe, Iza no
niteraka ireo ho ahy? f' efa maty ny za-
nako, ary efa tokana, voa babo, sy mpirio-
rio, aho: ary iza no namelony ireo? indro,
efa nilaozana ho irery aho; ireo, avy taiza
ireo?
22 Izany no lazainy Iehôvah Andriama-
nitra, Indro, hanandratry ny tànako ho amy
ny firenen-tsamihafa Aho, ka hanangany
ny fanevako ho amy ny olona: ary hiton-
dra ny zanakao an-tratra izareo, ary ny za-
nakao-vavy ho lanjaina any an-tsoroka.
23 Ary ny mpanjaka maro ho rainao
mpitaiza, ary ny vady manjaka ho re-
ninao mpitaiza; hiondrikia aminao ny ta-
vany hatramy ny tany; ary hilelaky ny
vovoka amy ny tongotrao izareo; ary ho
fantatrao f' Izaho no Iehôvah: fa tsy ho
menatra izay miandry Ahy.
24 Halaina va ny sambotra amy ny ma-
hery, sa ho vonjena ny babo marina?
25 Anef' izany no lazainy Iehôvah, Dia
halaina ny babony ny mahery aza, ary ho
vonjena ny sambotry ny mpamabo: f'
Izaho hiady aminy izay miady aminao, ary
Izaho hamonjy ny zanakao.
26 Ary Izaho hampihinany ny nofon-tena
izay mampahory anao; ary ho leon-dran-
-tena izareo, toy ny amy ny divay vaovao:
ary ny nofo rehetra hahalala f' Izaho Ie-
hôvah no Mpamonjy anao, ary ny Iray
mahery any ny Iakoba no Mpanavotra
anao.

## TOKO L.

Izany no lazainy Iehôvah, Aiza ny tara-
tasy fisaorana an-dreninareo, izay nisaora-
ko azy? sa iza no eo amy ny tompon-trosa-
ko, izay nivarotako anareo? indro, ny he-
lokareo no nivarotana anareo, ary ny faho-
tanareo no nisaorana an-dreninareo.
2 Nahoana no tsy nisy lehilahy, raha
tonga Aho? tsy nisy namaly, raha niantso
Aho? efa fohy loatra tokoa va ny tàna-
ko, ka tsy mahavotra? sa tsy mahavonjy
v' Aho? indro, amy ny fananarako aha-
mainako ny ranomasina, anavako ny ony
ho efitra: ny hazandranony maimbo noho
ny tsi-fisiany ny rano, ka matin-ketaheta
ireny.
3 Tafiko famaintisana ny lanitra, ka ra-
kofako lamba fisaonana ireo.
4 Iehôvah Andriamanitra nanome Ahy
ny lelany ny olo-mahay, mba ho fantatro
hilaza teny araky ny fotoana amy ny re-
raka: mampifoha isa-maraina isa-maraina
Izy, mampifoha ny sofiko hihaino tahaky
ny olo-mahay Izy.
5 Iehôvah Andriamanitra nanokatry ny
sofiko, ary Izaho tsy niodina, tsy nihiemo-
tra Aho.
6 Nanolotry ny lamosiko ho any ny mpi-
kiapoka Aho, ary ny takolako ho any ny
mpanongotry ny volo: tsy nanafiny ny
tavako tamy ny henatra sy ny rora Aho.
7 F' Iehôvah Andriamanitra hanampy
Ahy; koa tsy ho menatra Aho: izany ha-
navako ny tavako tahaky ny afo-vato, ary
fantatro fa tsy ho menatra Aho.
8 Akeky Izay manamarina Ahy; iza no
hiady amiko? aoky hiara-hitsangana isikia:
iza no mpanohi-teny Ahy? aoka hanatona
Ahy izy.
9 Indro, Iehôvah Andriamanitra hanam-
py Ahy; iza no hanameloka Ahy? indro,
samy hihiatonta tahaky ny lamba izareo:
ho lanim-positra izareo.
10 Iza no eo aminareo matahotra any Ie-
hôvah, ka mihaino ny feony ny mpanom-
pony; izay mandeha eo amy ny maizina,
ka tsy manam-pahazavana? aoka hatoky
ny anarany Iehôvah, ary hiankina amin'
Andriamaniny izy.
11 Indro, hianareo rehetra izay mamelon'

afo, izay mampanodidin-tena ny kilalaon' afo; mandehana amy ny fahazavany ny afonareo, sy amy ny kilalaon' afo izay narehitrareo. Izany ho azonareo amy ny tànako, handry eo amy ny fahoriana hianareo.

## TOKO LI.

MIHAINOA Ahy, hianareo izay manaraka fahamarinana, hianareo izay mitady any Iehôvah: jereo ny vatolampy izay nandavahana anareo, ary ny lavaka amy ny hady izay nihiadiana anareo.
2 Jereo i Abirahama, rainareo, sy Saraha izay niteraka anareo: f' Izaho niantso azy mitokana irery, dia nitahy azy, ka nanamaro azy.
3 F' Iehôvah hampifaly any Ziôna: hampifaly ny fitoeran-drava rehetra eo Izy, ary hanao ny efitra eo tahaka any Edena Izy, ary ny tany foana eo tahaky ny tanim-boliny Iehôvah; fifaliana sy faharavoravoana, fisaorana sy feo mpihira, ho hita eo.
4 Mihainoa Ahy, ry oloko; ary atongilano ny sofinao amiko, ry fireneko: fa ny lalàna hivoaka amiko, ary Izaho hampitoetry ny fitsarako ho fahazavany ny olona.
5 Akeky ny fahamarinako; mivoaka ny famonjeko, ary ny sandriko hitsara ny olona: ny nosy hiandry Ahy, ary ny sandriko no hitokiany.
6 Asandrato ho amy ny lanitra ny masonareo, ary jereo ny tany ambany: dia ho lasa tahaky ny setroka ny lanitra, ary hihiatonta tahaky ny lamba ny tany, ka hiala-aina tahaky izany ny mitoetra eo: fa haharitra mandrakizay ny famonjeko, ary tsy ho rava ny fahamarinako.
7 Mihainoa Ahy, hianareo izay mahalala fahamarinana, ry olona manany ny làlako eo am-pony; aza matahotry ny fanaratsian' olona na n anahy ny fanompany.
8 Fa handany ireny tahaky ny lamba ny fositra, ary hihinany ireny tahaky ny volon' ondry ny lolo: fa haharitra mandrakizay ny fahamarinako, ary hihiatramy ny taranaka fara-mandimby ny famonjeko.
9 —Mifohaza, mifohaza, tafio hery, ry sandriny Iehôvah; mifohaza, tahaky ny amy ny andro taloha, tamy ny taranaka lasan' ela. Tsy hianao va no namely any Rahaba, sy nandratry ny Menarana?
10 Tsy hianao va no nahamainy ny ranomasina, dia ny ranony ny lalin-dehibe; ka nanao ny halalin-dranomasina ho làlan--kalehany ny navotana?
11 Dia hiverina ny navotany Iehôvah, ka hihira raha mankany Ziôna; ary fifaliana mandrakizay ho eo an-dohany: hahazo fifaliana sy faharavoravoana izareo; handositra ny falahelovana, sy ny fisentoana.—
12 Izaho, dia Izaho mampifaly anareo: iza moa hianao, no hatahotry ny olona izay hiala-aina, sa ny zanak'olombelona izay hatao ho ahitra;
13 Ka hanadino any Iehôvah, Izay nahary anao; Izay namelatry ny lanitra, ka nanorimy ny tany; ka hatahotra, mandrakariva isan' andro, ny fandozany ny mpampahory, tahaky izay efa miomana handrava? Ary aiza ny fandozany ny mpampahory?
14 Mihiafaingiana halefa ny mpifatotra migiadra, mba tsy hiala-aina any an--davaka izy, ary mba tsy ho diso ny mofony.
15 F' Izaho no Iehôvah Andriamanitrao, Izay mampitsahatry ny ranomasina, na dia mirohondrohona ny onjany: Iehôvah Tompony ny maro no anarany.
16 —Ary ny teniko nasiako teo am-bavanao, ary ny aloky ny tànako nanaronako Anao, mba hamboleko ny lanitra sy hanorenako ny tany, ary hanavako amy ny Ziôna hoe, Oloko hianao.—
17 Mifohaza, mifohaza, mitsangàna, ry Ieriosalema ô, izay efa nampisotroiny ny tànany Iehôvah tamy ny kapoaky ny fahatezerany: efa nisotro ny faikiana teo an--kapoaka mampangovitra, voa fia, hianao.
18 Tsy misy hitari-dàlana azy eo amy ny zanaka-lahy rehetra izay naterany; ary tsy misy hitantana azy eo amy ny zanaka-lahy rehetra izay no taizainy.
19 Manjo anao ireo zava-droa-loha ireo; iza no halahelo anao? fandravana sy fandringianana, ary mosary sy sabatra: iza no hampifaliko anao?
20 Efa reraka ny zanakao-lahy, mandry eo an-dohany ny làlan-drehetra izareo, tahaky ny ombi-manga eo anatiny ny fandrikia: heniky ny fahatezerany Iehôvah, dia ny fananaran' Andriamanitrao, izareo.
21 Koa mihainoa izany ankehitriny, hianao izay ory, ary leony, ka tsy amy ny toaka:

22 Izany no lazainy Iehôvah Tompo-
nao, dia Andriamanitrao, Izay mandahatry
ny teniny ny olony, Indro, efa nalaiko
tamy ny tànanao ny kapoaka mampango-
vitra, dia ny faikiana eo an-kapoaky ny
fahatezerako; tsy hisotro iny intsony hia-
nao.
23 Fa hataoko eo an-tànany ny mpampa-
hory anao iny; izay nanao tamy ny fana-
hinao hoe, Miankohofa ho diavinay; ary
nampandry ny tenanao tahaky ny tany hia-
nao, ary tahaky ny làlana, ho any izay
nandia teo.

## TOKO LII.

MIFOHAZA, mifohaza; tafio ny herinao, ry
Ziôna; tafio ny lambanao tsara, ry Ierio-
salema, tanàna masina: fa tsy hiditra eo
aminao intsony ny tsy voa fora, na ny ma-
loto.
2 Ahintsano ny vovoka ho afaka amy ny
tenanao; mitsangàna, mipetraha, ry Ierio-
salema: vahao ny fifehezana amy ny vo-
zonao, ry zanaka-vavy babo, i Ziôna.
3 F' izany no lazainy Iehôvah, Tsi-vola
tsi-harena namidinareo-tena; ary tsi-vola
kosa no hanavotana anareo.
4 F' izany no lazainy Iehôvah Andria-
manitra, Hivahiny any Ejipity no nidina-
ny ny oloko tany fahiny; ary tsi-naninon-
-tsi-naninona nampahoriany ny Asiria azy.
5 Ary ankehitriny, inona no ho Ahy aty,
hoy Iehôvah, f' efa baboina foana ny olo-
ko? mihioby izay manapaka azy, hoy Ie-
hôvah; ary ny anarako ompana mandra-
kariva isan' andro.
6 Koa hahalala ny anarako ny oloko;
eny, aminy izany andro izany, f' Izaho no
miteny; indry, Izaho.
7 Akory ny hatsara-tarehiny ny tongotry
lehy mitondra filazan-tsara eny an-tendrom-
bohitra, izay mitory fihiavanana; izay mi-
tondra filazan-tsara mahafaly, izay mitory
famonjena, izay manao aminy Ziôna hoe,
Manjaka ny Andriamanitrao!
8 Ny mpiambina anao hanangam-peo;
hihira amy ny feo mifanaraka izareo; fa
samy hifankahita ny masony, rehefa have-
riny Iehôvah i Ziôna.
9 Atavy mafy ny hira mahafaly, miaraha
mihira hianareo, ry fitoeran-drava any Ie-
riosalema: f' efa nampifaliny Iehôvah ny
olony; efa nanavotra any Ieriosalema Izy.
10 Iehôvah efa nampitanjaky ny san-
driny masina teo imasony ny firenen-drehe-
tra; ary ny vazan-tany rehetra hahita ny
famonjen' Andriamanitsikia.
11 Mialà hianareo, mialà hianareo, mi-
voaha eo hianareo, aza manendry ny ma-
loto hianareo; mivoaha eo afovoany hia-
nareo; madiova hianareo, izay mitondra ny
fanaky Iehôvah.
12 Fa tsy faingiana no hivoahanareo, ary
tsy lositra no handehananareo: f' Iehôvah
hialoha anareo, ary ny Andriamanitry ny
Isiraely hanangona anareo eo aoriana.
13 —Indro, hambinina ny Mpanom-
poko; hasandratra Izy, dia hankalazaina,
ka ho ambony indrindra.
14 Tahaky ny maro no gaga Anao;
(simba ny tarehiny noho ny any ny olona,
ary ny endriny noho ny any ny zanak'
olombelona:)
15 Dia hanafany ny firenena maro Izy:
ny mpanjaka maro hamehi-vava aminy:
fa hahita izay tsy nambara taminy izareo,
ary hihievitry izay tsy reny.

## TOKO LIII.

IZA no nino ny filazanay? ary iza no nise-
hoany ny sandriny Iehôvah?
2 Ary haniry eo anatrehany tahaky ny
fitsimohana, sy tahaky ny faka amy ny
tany maina, Izy; tsy manan-endrikia, na
tarehy, Izy; ary raha mijery Azy isikia,
tsy manan-tarehy Izy haniriantsikia Azy.
3 No ratsina, ka no lavin' olona Izy;
lehilahy ory, ka mahalala fahoriana: ary
toa manafin-tava aminy isikia; no ratsina
Izy, ka tsy mba no heverintsikia.
4 Maka ny falementsikia, ka mitondra ny
fahoriantsikia tokoa Izy: fa ataontsikia
no kapohina, no velezin' Andriamanitra,
ka ampahorina Izy.
5 F' Izy fadiranovana noho ny fahotan-
tsikia, Izy no torotoroina noho ny helotsi-
kia: ny fampijaliana mampihiavana antsi-
kia entiny; ary fanorotoroana azy no ahasi-
tranana antsikia.
6 Samy efa nania tahaky ny ondry isikia
rehetra; samy nivily ho amy ny làlany avy
isikia rehetra; ary Izy ampihaonany Iehô-
vah ny fahotantsikia rehetra.
7 Izy ampahorina, ary Izy ampalahe-
lovina; nefa tsy miloa-bava Izy: entina

tahaky ny zanak'ondry ho vonoina Izy,
ary moana tahaky ny ondry eo anatrehany
ny mpanety iny, ka tsy miloa-bava Izy.
8 Izy no samborina, tsy hatao eo an-tra-
no-famatorana, na ho tsaraina aza, ary iza
no hitory ny fiainany? fa no fongorana amy
ny taniny ny velona Izy: ny fahotany ny
oloko amelezana Azy.
9 Ary ny fasany ataony eo amy ny ra-
tsi-fanahy, ary rehefa maty dia eo amy ny
manan-karena Izy; satria tsy nanao an-
-kery Izy, ary tsy nisy fitaka teo am-ba-
vany.
10 Fa sitraky Iehôvah hanorotoro Azy;
mampahory *Azy* Izy: raha hanala-voadi-
-tena noho ny ota ny fanahiny, dia hahita
zanaka Izy; hahela ny androny Izy, ary
ny sitraky Iehôvah hampanambininy ny
tànany.
11 Izy hahita ny vokatry ny fanaintai-
nany ny fanahiny, *ka* ho voky: ny fahala-
lana Azy hanitsiany ny Mpanompoko ma-
rina ny olona maro; eny, Izy hitondra ny
heloky ireo.
12 Izany hanomezako Azy anjara amy
ny lehibe, ary hizara babo eo amy ny ma-
hery Izy; satria mandatsaky ny ainy ho
amy ny fahafatesana Izy; ary voa isa teo
amy ny mpanota Izy, ary mitondra ny fa-
hotany ny maro Izy; ka mifona ho any ny
mpanota Izy.

## TOKO LIV.

MIHIRÀ, ramomba, hianao izay tsy nite-
raka; venteso ny hira, ka mitarainà hia-
nao, izay tsy nihietsi-jaza, fa ny zanaky ny
mitokana ho maro lavitra noho ny zanaky
ny nampakarina, hoy Iehôvah.
2 Ahalehibeazo ny fitoerany ny lainao, ka
velaro ny firakotry ny fonenanao: aza
mitsahatra, mandrorira ny kofehinao, ka
henjano ny mahazakanao:
3 Fa hiriaka amy ny ankavanana sy ny
ankavia hianao; ary handova ny firenen-
-tsamihafa ny zanakao, ary ireo tanàna ra-
va hamponeniny.
4 Aza matahotra; fa tsy ho menatra hia-
nao: ary tsy ho very hevitra hianao; fa
tsy hatao ho afa-baraka hianao: fa ho ha-
dinoinao ny henatry ny fahatanoranao, ka
tsy ho tsarovinao intsony ny henatrao raha
mpitondra-tena hianao.
5 Fa vadinao ny Mpanao anao; Iehôvah
Tompony ny maro no anarany; ary Mpa-
navotra anao ny Iray Masiny ny Isiraely;
Andriamanitry ny tany rehetra hatao ny
anarany.
6 F' Iehôvah efa niantso anao tahaky ny
vady nafoy, izay malahelo am-panahy, ary
tahaky ny vadiny ny fahatanorana, raha na-
riana izy, hoy ny Andriamanitrao.
7 Vetivety nahafoizako anao; fa famin-
dram-po lehibe hanangonako anao.
8 Ny hakeliny ny fahatezerana no nana-
fenako ny tavako taminao vetivety; fa
fiantràna mandrakizay hamindrako-fo ami-
nao, hoy Iehôvah, Mpanavotra anao.
9 Fa ranony Noa ho Ahy izany: fa ta-
haky ny nianianako fa tsy mba hanafotry
ny tany intsony ny ranony Noa; no niania-
nako fa tsy ho tezitra aminao Aho, na ha-
nanatra anao.
10 Fa hiala ireny tendrombohitra, ary hi-
findra ireny tanety; fa tsy hiala aminao
ny fiantràko, na hifindra ny fanekeny ny
fihiavanako, hoy Iehôvah Izay mamindra-
-fo aminao.
11 Hianao ry ory, ahodinkodin-drivotra,
tsy ampifalina; indro, hametraky ny va-
tonao amy ny soratra tsara Aho, ka hano-
rina anao amy ny vato safeiro.
12 Dia hataoko vato iasipy ny rovanao,
ary vato-sanga ny vavahadinao, ary vato
soa ny fari-taninao rehetra.
13 Ary ny zanakao rehetra hampianariny
Iehôvah; ary ho lehibe ny fiadanany ny
zanakao.
14 Fahamarinana hampitoerana anao:
hanalavitra anao ny fampahoriana; fa tsy
hatahotra hianao: ary ny fampitahorana,
fa tsy hanakeky anao iny.
15 Indro, hiangona dia hiangona izareo,
tsy araky ny sitra-poko: na iza na iza
hiangona hanohitra anao, hilatsaka homba
anao.
16 Indro, Izaho no nanisy ny mpanefy,
izay mifofotra arina eo anatiny ny afo, ka
mamoaka fiasana hanao ny asany: ary
Izaho no nanisy ny mpandrava, mba han-
dringiana.
17 Tsy hanambina ny fiadian-drehetra
izay voa forona hamely anao; ary ho helo-
hinao ny lela rehetra izay manohitra anao
amy ny fitsarana. Izany no lovany ny
mpanompo any Iehôvah; ary avy amiko
ny fahamarinany, hoy Iehôvah.

## TOKO LV.

HE, izay rehetra mangetaheta, mankanesa
amy ny rano hianareo, ary izay tsy manam-
-bola; avia, vidio, ka hano; eny, avia,
vidio divay sy ronono tsy amim-bola na
amin-karena.
2 Nahoana no mandany vola aminy izay
tsy mofo hianareo? ary mikieli-aina aminy
izay tsy mahavoky hianareo? Mihainoa
dia mihainoa Ahy, ary hano izay tsara, ary
aoka ho finaritra amy ny matavy ny fana-
hinareo.
3 Atongilano ny sofinareo, ka mankanesa
aty amiko: mihainoa, dia ho velona ny fa-
nahinareo; ary Izaho hanao fanekena
mandrakizay aminareo, dia ny fiantràna
marina any Davidy.
4 Indro, efa nataoko Izy ho vavolombe-
lona ho any ny olona, ho mpitarikia sy
mpanapaka ho any ny olona.
5 Indro, firenena izay tsy fantatrao han-
tsoinao, ary ny firenena maro izay tsy na-
halala Anao hihiazakazaka ho aminao noho
Iehôvah Andriamanitrao, dia ny Iray Ma-
siny ny Isiraely: f' efa nankalaza Anao
Izy.
6 Mitadiava any Iehôvah hianareo, dieny
hita Izy, miantsoa Azy hianareo, dieny
akeky Izy.
7 Aoky ny ratsi-fanahy hahafoy ny là-
lany, ary ny tsi-marina ny fihieverany;
ary aoky hiverina ho aminy Iehôvah izy,
dia hamindra-fo aminy Izy, ary ho amin'
Andriamanitsikia, fa hahalehibe ny fame-
lan-keloka Izy.
8 Fa ny hevitro tsy hevitrareo, ary ny
làlako tsy làlanareo, hoy Iehôvah.
9 Fa manabaky ny hahavony ny lanitra
noho ny tany, ny hahavony ny làlako noho
ny làlanareo, sy ny hevitro noho ny hevi-
trareo.
10 Fa hanahaky ny ranonorana sy ny
oram-panala milatsaka avy an-danitra, ka
tsy miverina any, fa mandeny ny tany,
ka mampaniry iny sy mampahavokatry
iny, mba hanome voan-javatra ho any
ny mpamafy, ary ny mofo ho any ny mpi-
hinana;
11 Ny teniko izay mivoaka amy ny va-
vako: tsy hiverina amiko foana iny, fa
hahatanteraky izay sitrako, ary hanambina
aminy izay ampandehanako iny.
12 Fa hivoaka mifaly hianareo, ary ho
entina amy ny fiadanana hianareo: hihira
mafy ny tendrombobitra sy ny tanety eo
alohanareo, ary hiteha-tànana ny hazo re-
hetra any an-tsaha.
13 Haniry ny hazo fiera hisolo ny tsilo,
ary haniry ny hazo voaroy hisolo ny hery, ary
ho anarana ho any Iehôvah izany, ho fa-
mantarana mandrakizay izay tsy ho afaka.

## TOKO LVI.

IZANY no lazainy Iehôvah, Tandremo fitsa-
rana hianareo, ary manava fahamarinana,
f' efa akeky ho avy ny famonjeko, ary hi-
seho ny fahamarinako.
2 Finaritra ny olona izay manao izany,
ary ny zanak' olombelona izay mitana
izany, izay mitandriny ny sabata, mba tsy
handoto iny, ka miaro ny tànany amy ny
fanavan-dratsy rehetra.
3 Ary aoky tsy hiteny ny zana-bahiny
izay efa miray aminy Iehôvah, ka hanao
hoe, Efa nampisaraka dia nampisaraka ahy
Iehôvah tamy ny olony; ary aoky tsy hiteny
ny olom-bositra, ka hanao hoe, Indry, hazo
maina aho.
4 F' izany no ilazany Iehôvah ny olom-
-bositra, izay mitandriny ny sabatako, ary
mifidy izay mahafinaritra Ahy, ka mitana
ny fanekeko;
5 Dia homeko ireny fitoerana sy anarana,
eo an-tranoko sy eo anatiny ny màndako,
tsara lavitra noho zanaka-lahy sy zanaka-
-vavy: homeko ireny anarana mandraki-
zay izay tsy ho afaka.
6 Ary ny zana-bahiny izay efa miray
aminy Iehôvah mba hanompo Azy, sy ho
tia ny anarany Iehôvah, mba ho mpanom-
po Azy, dia izay rehetra mitandriny ny sa-
bata, mba tsy handoto iny, ka mitana ny
fanekeko;
7 Dia ho entiko ireny ho any an-
-tendrombohitro masina, ka hampifaliko
ireny eo an-tranoko fivavahana: ny fana-
titra hodorany sy ny fanalamboadiny han-
kasitrahana eo ambony ny fivoadiako: fa
ny tranoko hatao hoe, Trano fivavahana ho
any ny olon-drehetra.
8 Hoy Iehôvah Andriamanitra, Izay ma-
nangony ny Isiraely efa miely, Mbola ha-
nangony *ny sasany* ho any aminy Aho, afa
tsy ny azy izay izay tafangona.
9 Avia handany hianareo, ry biby rehetra
any an-tsaha, dia hianareo biby rehetra any
an-ala.

10 Jamba ny mpiambina azy; tsy maha-
lala izy rehetra; amboa moana izy rehetra,
tsy mahavovo; mpanonofy, mandry, taha-
tory izareo.
11 Eny, amboa mahery mihinana izareo,
tsy mahalala voky izareo, ary mpiandry
izay tsy mahafantatra izareo, samy man-
kany amy ny làlany avy izy rehetra, samy
ho amy ny tombon-kareny avy amy ny
toko-taniny avy izy rehetra.
12 Avia hianareo, *hoy ny anankiray*,
izaho haka divay, ary ho leon-toaka isikia;
ary rahampitso hanahaky ny andro any,
*ka* mihoatra lavitr' indrindra.

## TOKO LVII.

MATY ny marina, ka tsy misy mandatsaka
am-po; ary alaina ny olona mamindra-fo,
ka tsy misy mahalala fa amy ny zava-
-dratsy analany ny marina.
2 Hiditra amy ny fiadanana izy, handry
eo amy ny fandriany izareo, samy handeha
mahitsy izy rehetra.
3 Fa mankanesa ety, ry zanaky ny mpisi-
kidy, hianareo zanaky ny mpanintaka sy ny
mpisintaka.
4 Iza no ihiomehezanareo? iza no isokafa-
nareo vava, *sy* itranganareo lela? tsy zanaka
mandiso, taranaka mandaingia, va hianareo?
5 Fa mampirehi-tena amy ny sampy hia-
nareo eo ambany ny hazo maitso rehetra,
ka mamono ny zaza eo an-dohasaha, eo
ambany ny vatolampy mitresaka.
6 Eo amy ny vato malama alehany ny
riaka ny anjaranao; ireny dia ireny no an-
jaranao; dia ireny nanidinanao ny fanati-
tr' aidina; ireny nanateranao fanatitra ho
hanina. Hankasitraky ireny v' Aho?
7 Teo ambony ny tendrombohitra avo sy
manerinerina nanisianao ny fandrianao, dia
any niakaranao hanatitra fanalamboady.
8 Ary teo ivohony ny varavarana, sy ny
toalam-baravarana, nanangananao ny faha-
tsiarovana anao: fa tsy Izaho no nisehoa-
nao, sy niakaranao; efa nahalehibe ny fan-
drianao hianao, ka nanao fanekena taminy
ireny hianao: efa tia ny fandriany hianao;
efa namboatra fitoerana hianao.
9 Ary solikia nandehananao ho any amy
ny mpanjaka, ary nampitomboinao ny za-
va-manitrao, dia nampandehaninao lavitra
ny irakao, ka nampietrenao-tena hatramy
ny fasana.
10 Sasatra eo amy ny halehibeny ny là-
lanao hianao: tsy nataonao hoe, Tsy misy
fanantenana: efa nahita aina teo an-tàna-
nao hianao: koa tsy mba nalahelo hianao.
11 Ary iza no natahoranao, sa nahinao,
no nandaingia hianao, ka tsy nahatsiaro
Ahy, na nandatsaka tam-ponao hianao?
Tsy efa nangina izay ela izay v' Aho, ka tsy
natahotra Ahy hianao?
12 Izaho hilory ny fahamarinanao, sy ny
asanao: kanefa tsy hahasoa anao ireny.
13 Raha mitaraina hianao, aoky ny nan-
goninao hamonjy anao: fa ho entin-drivo-
tra avokoa ireny; halain-java-poana ireny:
f'izay matoky Ahy no hanany ny tany, sy
handova ny tendrombohitra masina.
14 Dia hatao hoe, Atsangano, atsangano,
amboary ny làlana, esory ny mahatafinto-
hina amy ny làlan-kalehany ny oloko hia-
nareo.
15 F' izany no lazainy ny Iray avo sy
manerinerina, Izay moniny ny mandraki-
zay, ary Iray Masina no anarany, Mitoe-
tra eo amy ny fitoerana avo sy masina Aho,
kanefa eo amy ny torotoro-fo sy amy ny
mangorakora-panahy, mba hamelony ny
fanahy mangorakoraka, ary mba hamelony
ny fo torotoro.
16 Fa tsy hiadi-teny mandrakariva Aho,
na ho tezitra mandrakizay: fa ho reraka
eo anatrehako ny fanahy, sy ny ain' olona
izay nataoko.
17 Ny heloky ny fahihirany nampahate-
zitra Ahy, ka namely azy Aho: niery Aho,
ka tezitra: dia nandeha niodina tamy ny
làlan-kalehany ny fony izy.
18 Nahita ny làlany Aho, ka hahasitrana
azy Aho, dia hitari-dàlana azy Aho, ka
hampody fifaliana ho aminy, sy ho amy ny
mitomany azy.
19 Izaho manisy ny vokatry ny molotra:
Fihiavanana, fihiavanana ho any izay lavi-
tra, sy ho any izay akeky, hoy Iehôvah;
ary hahasitrana azy Aho.
20 Fa ny ratsi-fanahy manahaky ny ra-
nomasina manonjanonjana, raha tsy maha-
toetra, fa mamoaka loto sy fotaka ny ra-
nony.
21 Tsy misy fihiavanana ho any ny ratsi-
-fanahy, hoy ny Andriamanitro.

## TOKO LVIII.

MIANTSOA mafy, aza mitsahatra, manan-
drata ny feonao tahaky ny trompetra, ka

ambarao amy ny oloko ny fahadisoany, ary
amy ny mpianakaviny Iakoba ny faho-
tany.
2 Kanefa mitady Ahy isan'andro izareo,
ka finaritra hahalala ny làlako, tahaky ny
firenena izay manao ny marina, ary tsy na-
hafoy ny fandidian'Andriamaniny; manon-
tany amiko ny fandidiana marina izareo;
finaritra hanatona an' Andriamanitra iza-
reo.
3 ——Nahoana no nifady izahay, ka tsy
hitanao? *nahoana no* nampahory ny fana-
hinay izahay, ka tsy fantatrao?——Indro,
mifaly hianareo, eo amy ny androny ny
fifadianareo, ary mampanefa ny asanareo
rehetra hianareo.
4 Indro, mifady hifanditra, sy hifanohitra,
ary hifamely amy ny totohondriny ny fana-
hi-ratsy, hianareo; tsy mifady hianareo
tahaky ny andro any, mba ho reny ny feo-
nareo amy ny avo.
5 Izany no fifadiana no finidiko va? andro
hampahorian' olona ny fanahiny va? ham-
piondrehan-doha tahaky ny zozoro, sy ha-
melaran-damba fisaonana sy lavenona *han-
driana va*? hanao izany hoe fifadiana, sy
androny ny fankasitrahany Iehôvah, va
hianao?
6 Tsy itoy no fifadiana izay no finidiko
va? hamaha ny fehiny ny fanahi-ratsy, ha-
nafaky ny enta-mavesatra, sy handefa ny
ory handeha, ary raha manapaky ny fiton-
dran-drehetra hianareo?
7 Tsy iny va hanome ny mofonao ho any
ny noana, sy hampiandrano ny malahelo
izay ampahorina, hampitafy ny mitanjaka
raha hitanao izy, ary tsy hiafina amy ny
nofonao?
8 Dia hiposaka tahaky ny maraina ny
fahazavana anao, ary ho sitrana faingiana
ny aretinao, ary ny fahamarinanao hialoha
anao; ny voninahitry Iehôvah hanangona
anao eo aoriana.
9 Dia hiantso hianao, ary Iehôvah ha-
maly; hitaraina hianao, ary Izy hanao
hoe, Inty Aho. Raha hesorinao eo afovoa-
nao ny fitondrana, ny manondrony ny ran-
tsan-tànana, sy ny miteny zava-poana;
10 Raha hafindranao ny fonao ho amy ny
noana, ka hampahavoky ny fanahiny ny ory
hianao; dia hiposaka eo amy ny maizina
ny fahazavana anao, ary hanahaky ny an-
toandro ny mahamaizina anao;
11 Ka hitari-dàlana anao mandrakariva
Iehôvah, ary hampahavoky ny fanahinao,
raha mangetaheta hianao, ka hampahatan-
jaky ny taolanao Izy; ary hanahaky ny ta-
nim-boly azon-drano hianao, ka hanahaky
ny loharano, tsy mitsaha-drano, hianao;
12 Ary hanangany ny fandravan' ela izay
avy aminao: hanangany ny fanorenany ny
taranaka maro hianao: ary hatao hoe hia-
nao, Mpamboatry ny rava, Mpanangan-
-dàlana hitoerana.
13 Raha hampiala ny tongotrao amy ny
sabata hianao, ka tsy hanao ny sitra-ponao
amy ny androko masina; ary hanao ny sa-
bata hoe, Fifaliana, ny masiny Iehôvah,
Malaza; ary hankalaza iny, tsy mandeha
amy ny làlanao, na mitady ny sitra-ponao,
na miteniteny foana;
14 Dia ho finaritra aminy Iehôvah hianao,
ary hampitaingina anao ny fitoeran' avo
ambony ny tany Aho, ka hamahana anao
amy ny lovany Iakoba rainao; fa ny va-
vany Iehôvah niteny.

## TOKO LIX.

INDRO, tsy efa fohy ny tànany Iehôvah,
ka tsy mahavonjy, na efa lalodalovana ny
sofiny, ka tsy mahare.
2 Fa ny helokareo no nampisaraka ana-
reo tamy ny Andriamanitrareo, ary ny faho-
tanareo no nanafiny ny Tava taminareo,
ka tsy hihaino Izy.
3 Fa ny tànanareo naloto ra, ary ny ran-
tsan-tànanareo naloto heloka: ny molotra-
reo miteny laingia; ny lelanareo manonon-
-keloka.
4 Tsy misy miantso fahitsiana, na man-
dahatry ny teny marina; matoky ny zava-
-poana izareo, ka miteny laingia: mamo-
rom-pitaka, ka miterak' ota izareo.
5 Manotriky ny atodim-bibi-lava, ka ma-
nenony ny folin-kala izareo; maty izay
mihinany ny atodiny, ary raha foy, dia
mody menarana iny.
6 Tsy mety ho lamba ny foliny, ary tsy
hanafi-tena amy ny asany izareo: asa me-
loka no asany, ary ny raharaha mandoza
no eo an-tànany.
7 Ny tongony miriotra hanao ratsy, ary
malaky mandatsaka ra marina izareo:
fisaina-meloka no fisainany; fandravana sy
fandringianana eo amy ny làlan-kalehany.
8 Ny làlany ny fihiavanana tsy fantany;
ary tsy misy fitsarana eo am-pandehana-
ny: efa nanao làla-meloka ho an-tena iza-

reo: tsy mahalala fihiavanana izay rehetra
mandia iny.
9 Izany nampanalavitra antsikia tamy ny
fitsarana, ka tsy mahatratra antsikia ny ra-
riny: miandry ny mazava isikia, f'indro ai-
zina: fahazavana, *kanjo* mandeha eo amy ny
maizina isikia.
10 Miraparapa amy ny lafin-trano isikia ta-
haky ny jamba, eny, miraparapa toa tsi-
-mana-maso: tafintohina antoandro toy ny
amy ny alina isikia, tahaky ny maty eo amy
ny zava-mahatavy.
11 Samy mierona tahaky ny biby bera
isikia rehetra, ka mikiohonkohona dia mi-
kiohonkohona tahaky ny voromailala isikia:
miandry fitsarana isikia, kanjo tsy misy: fa-
monjena, *kanjo* manalavitra antsikia iny.
12 Fa mihiamaro eo anatrehanao ny fa-
hadisoanay, ary ny fahotanay miampanga
anay: fa mitoetra aminay ny fahadisoanay;
ary ny helokay, dia fantatray iny:
13 Manota sy mandaingia aminy Iehô-
vah, ary miala amy ny fanarahana an' An-
driamanitsikia, miteny fahoriana, sy fikio-
miana; miteraka, sy mamoaka teny man-
daingia avy amy ny fo.
14 Dia mihiemotra ny fitsarana, ka mija-
nona eny lavitr' eny ny fahamarinana:
fa lavo any an-dàlana ny teny marina, ka
tsy mahazo miditra eo ny hitsy.
15 Eny, tsy hita ny fahamarinana: ary ny
miala amy ny ratsy manao-tena ho roba,
ary Iehôvah nahita, ka ratsy teo imasony no
tsy misy fitsarana.
16 Dia nijery Izy fa tsy nisy olona, ary
gaga Izy fa tsy nisy mpanalàlana; ary ny
sandriny no namonjy Azy: ary ny faha-
marinany no nanohana Azy.
17 Fa nitafy fahamarinana tahaky ny fia-
rovan-tratra Izy, ka nisatroka famonjena ho
fiarovan-doha; ary nitafy ny akanjo fama-
liana ho fitafiana Izy, ary nitafy zotom-po
tahaky ny lamba Izy.
18 Araky ny asa no hamaliany, dia faha-
tezerana ho any ny fahavalony; fampija-
liana ho any ny rafilahiny: hampijaly ny
nosy Izy.
19 Dia hatahotry ny anarany Iehôvah
izareo any andrefana, ary ny voninahiny
amy ny fiposahany ny masoandro. Raha
hiditra eo ny fahavalo tahaky ny riaka,
dia hanangana faneva hanohitra azy ny
Fanahiny Iehôvah.
20 Ary ny mpanavotra hankany Ziôna,
ary ho any aminy izay miala amy ny faha-
disoana eo amy ny Iakoba, hoy Iehôvah.
21 Ary Izaho, izany no fanekeko aminy
ireo, hoy Iehôvah: Ny Fanahiko izay la-
tsaka aminao, ary ny teniko, izay nasiako
teo am-bavanao, tsy hiala amy ny vavanao,
na amy ny vavany ny zanakao, na amy ny
vavany ny zafinao, mandrak'ankehitriny ka
ho mandrakizay, hoy Iehôvah.

## TOKO LX.

MITSANGÀNA, mihiazavà, fa tonga ny faha-
zavana anao, ary efa niposaka taminao ny
voninahitry Iehôvah.
2 F' indro, ny maizina hanarony ny tany,
ary ny maizin' indrindra *hanarony* ny olo-
na: fa hiposaka aminao Iehôvah, ka hiseho
aminao ny voninahiny.
3 Ary ny firenen-tsamihafa handeha amy
ny fahazavanao, ary ny mpanjaka maro
hankeo amy ny famirapiratany ny fiposaha-
nao.
4 Atopazy manodidina ny masonao, ka
jereo: miangona avokoa izy rehetra, han-
keo aminao izareo: ny zanakao-lahy ho
avy lavitra, ary ny zanakao-vavy ho tezai-
na eo amy ny ila.
5 Dia hahita hianao, ka ho ravoravo, ary
hangorakoraka sy hihialehibe ny fonao;
satria ho entina ho anao ny hareny ny rano-
masina, hankeo aminao ny fananany ny
firenen-tsamihafa.
6 Ny angamenavava marobe hanarona
anao, dia ny zanak' angamenavava any
Midiana sy Efaha: ho avy izy rehetra any
Seba: hitondra volamena sy zava-manitra
izareo; ary hanambara ny fiderana any Ie-
hôvah izareo.
7 Ny ondry rehetra any Kedara hango-
nina avokoa ho anao; ny ondri-lahy any
Nebaiota hanompo anao: hiakatra ambony
ny fivoadiako amy ny fankasitrahana iza-
reo, ary hankalaza ny tranony ny vonina-
hitro Aho.
8 Iza ireo no miriotra tahaky ny rahona,
ary tahaky ny voromailala ho amy ny va-
ravaran-keliny?
9 Ny nosy hiandry Ahy tokoa, ary ny sam-
bon-Tarisisa voalohany, mba hitondra ny za-
nakao-lahy avy lavitra, ny volafotsiny sy ny
volamenany hiaraka aminy ireny, ho any ny
anarany Iehôvah Andriamanitrao, sy ho
any ny Iray Masiny ny Isiraely, satria efa
nankalaza anao Izy.

10 Ary ny zana-bahiny hanangany ny
màndanao, ary ireo mpanjakany hanompo
anao: fa amy ny fahatezerako namelezako
anao, ary amy ny fankasitrahako niantràko
anao.
11 Ary hivoha mandrakariva ny vavahadinao: tsy hirindrina na andro na alina
ireo, mba hitondrany ny hareny ny firenen-
-tsamihafa sy ireo mpanjakany tarihina ho
anao.
12 Fa ho very ny firenena sy ny fanjakana izay tsy hanompo anao, eny, ho fongotra dia fongotra ireny firenen' ireny.
13 Ny voninahitry Lebanôna hankeo aminao, ny hazo fiera, ny hazo pina, ary ny
hazo bokisa koa, mba handravaky ny fitoerako masina, dia hataoko malaza ny fitoeran-tongotro.
14 Ary ny zanaky ny mpampahory anao
hanatona hiondrikia aminao: ary izay rehetra manaratsy anao hiankohoka eo amy
ny faladiany ny tongotrao: ary hiantso anao
izareo, Tanànany Iehôvah, i Ziôna any ny
Iray Masiny ny Isiraely.
15 Ho solony ny fahafoizana sy fandrafiana anao, ka tsy fandehanan' olona, no
hataoko ho voninahitra mandrakizay, fifaliany ny taranaka marò, hianao.
16 Dia hinono ny rononony ny firenen-
-tsamihafa hianao, ka hinono ny nonony ny
mpanjaka maro hianao; ary hahalala hianao
f' Izaho Iehôvah no Mpamonjy anao, sy
ny Iray mahery any ny Iakoba no Mpanavotra anao.
17 Ho entiko volamena ho solom-barahina, ary ho entiko volafotsy ho solom-by,
ary varahina ho solon-kazo, ary vy ho solom-bato, ary ny mpitandrina anao hataoko
ho fihiavanana, ary ny mpitsara anao ho fahamarinana.
18 Tsy ho re intsony fandozana eo amy ny
taninao, fandravana, na fandringianana, eo
anatiny ny fari-taninao: fa hataonao ny
màndanao hoe, Famonjena, ary ny vavahadinao, Fiderana.
19 Tsy ho fahazavana anao intsony ny
masoandro nony andro; na hahazava anao
ny famirapiratany ny volana; f' Iehôvah
ho fahazavana anao mandrakizay, ary Andriamanitrao ho voninahitrao.
20 Tsy mba hilentikia intsony ny masoandronao; ary tsy hisoka ny volanao; f' Iehôvah ho fahazavana anao mandrakizay, ary
ho tapitra ny androny ny falahelovanao.
21 Ary ho marina ny olonao rehetra:
handova ny tany izareo mandrakizay, ny
sampany ny famboleko, asany ny tànako,
ho fankalazana.
22 Ny kely hody arivo, ary ny madinidinikia ho firenena mahery; Izaho Iehôvah
hahafaingiany izany amy ny fotoany.

## TOKO LXI.

Ny Fanahiny Iehôvah Andriamanitra efa
latsaka amiko: satria nanosotra Ahy Iehôvah, mba hitory ny filazan-tsara amy ny
malahelo; Izy naniraka Ahy hahasitrany
ny torotoro-fo, hitory fandefasana ho any
ny babo, ary famohany ny trano-maizina
ho any izay mifatotra;
2 Hitory ny taonany ny fankasitrahany
Iehôvah, sy ny androny ny famalian' Andriamanitsikia; hampifaly ny malahelo rehetra:
3 Hanendry ho any ny malahelo any
Ziôna, hanome voninahitra ireny hisolo
lavenona, solikia fifaliana hisolo alahelo,
fitafiana fiderana hisolo fanahy ory; mba
hatao hoe, Hazo fahamarinana namboleny
Iehôvah, ho fankalazana, izareo.
4 Dia hanao-trano eo amy ny efa rava
izareo, hanangany ny fandravana fahiny,
ka hamboatry ny tanàna rava, ny fandravana hatramy ny taranaka maro.
5 Ary ny vahiny hitoetra ka hamahany ny
ondrinareo, ary ny zana-bahiny ho mpiasa
ny taninareo, sy ho mpamboatry ny tanim-
-boalobokareo.
6 Fa hianareo hatao hoe, Mpisorony Iehôvah; mpanompo an'Andriamanitsikia no
hatao ny anaranareo: ny hareny ny firenen-tsamihafa ho haninareo, ary ny voninahiny hireharehanareo.
7 Hisy indroa-heny ho solony ny henatrareo, ary hifaly amy ny anjarany, *ho solony*
ny fahaverezan-kevitra, izareo: ary hahazo
indroa-heny eo amy ny taniny izareo; ho
any ireny ny fifaliana mandrakizay.
8 F' Izaho Iehôvah tia fitsarana, halako
ny halatra ho fanalamboady hodorana; dia
homeko ny valiny ny asany amy ny fahamarinana, ary hanao fanekena mandrakizay aminy Aho.
9 Ary ny zanany ho fantatra eo amy ny
firenen-tsamihafa, ary ny zafiny eo amy ny
olona maro: izay rehetra mahita azy hahafantatra azy, f' ireo no zaza no tahiny Iehôvah.

10 —Hifaly dia hifaly aminy Iehôvah aho,
ho ravoravo amin' Andriamanitro ny fanahiko: f' efa nampitafy ahy akanjo famonjena Izy, efa nanarona ahy lamba fahamarinana Izy, tahaky ny mpampakatra mihaingiohaingio, ary tahaky ny ampakarina miravadravaka.
11 Fa tahaky ny tany mampiposaky ny fitsimohany, ary tahaky ny tanim-boly mampaniry izay nafafy teo; no hampiposahany Iehôvah Andriamanitra fahamarinana sy fiderana eo anatrehany ny firenen-drehetra.

## TOKO LXII.

Tsy hangina Aho noho ny any Ziôna, ary tsy hitsahatra Aho noho ny any Ieriosalema, mandra-piposahany ny fahamarinany tahaky ny fahazavana, ary ny famonjena azy tahaky ny fanilo mirehitra.
2 Ary ny firenen-tsamihafa hahita ny fahamarinanao, ary ny mpanjaka rehetra ny voninahitrao; ary hianao hantsoina amy ny anaram-baovao, izay havoaky ny vavany Iehôvah.
3 Ary ho satro-boninahitra eo an-tànany Iehôvah hianao, ary ho hamaman' andriana eo an-tànan' Andriamanitrao hianao.
4 Tsy hatao hoe intsony hianao, Nafoy: ary ny taninao tsy hatao intsony hoe, Lao; fa hatao hoe hianao, Ifaliako izy, ary ny taninao *hatao hoe*, Ampakarina: fa ifaliany Iehôvah hianao, ary ny taninao hampakarina.
5 Fa fampakatry ny zatovo ny mpitovo-vavy, ny fampakatry ny zanakao anao: ary fifaliany ny mpampakatra noho ny ampakarina, ny fifalian' Andriamanitrao noho hianao.
6 Efa nanendry mpiambina teo ambony ny màndanao Aho, ry Ieriosalema ô; tsy hangina mandrakizay, na andro, na alina, izareo: aza mangina hianareo, izay manonona any Iehôvah,
7 Ary aoky tsy hasianareo fananginana eo anatrehany, mandra-pampitoerany, ary mandra-pahanavany any Ieriosalema ho fiderana eo amy ny tany.
8 Ny tànan' ankavanany sy ny sandriny mahery nianianany Iehôvah; Ny varinao tsy homeko ho haniny ny fahavalonao intsony; ary ny zana-bahiny tsy mba hisotro ny divainao, izay nikielezanao-aina:
9 F' izay manangony iny no hihinany iny, ka hidera any Iehôvah; ary izay mamory iny no hisotro iny eo anatiny ny kianjako masina.
10 Mivoaha, mivoaha amy ny vahahady; amboary ny làlany ny olona; atsangano, atsangano ny làlam-be; esory ny vato; manangàna faneva ho any ny olona.
11 Indro, Iehôvah efa nitory hatramy ny farany izao tontolo izao, Lazao aminy Ziôna zanaka-vavy hoe, Indro, avy ny Famonjena anao; indro, ny tambiny miaraka aminy, ary ny valiny ny asany mialoha Azy.
12 Ary hatao hoe ireny, Ny olo-masina, Ny navotany Iehôvah: ary hianao hantsoina hoe, Ny tadiavina, Tanàna tsy nafoy.

## TOKO LXIII.

Iza no izay avy any Edoma, voa nato lamba, avy any Bozira, izay malaza fitafiana, mandeha amy ny halehibeny ny heriny?—Izaho, Izay mitory fahamarinana, mahery hamonjy.
2 —Nahoana no mena ny fitafianao? ary manahaky izay manitsaky ny famiazam-boaloboka ny akanjonao?
3 —Izaho irery hiany no nanitsaky ny famiazana; ary tsy nisy olona nomba Ahy na iray akory avy tamy ny firenen-tsamihafa; fa handia ireny amy ny fahatezerako Aho, ka hanitsaky ireny amy ny fahavinirako; ary ny rany hafafy amy ny lambako, ary hanentiny ny fitafiako rehetra Aho.
4 Fa ato am-poko ny androny ny famaliana, ary tonga ny taonany ny navotako.
5 Ary nijery Aho, ka tsy nisy hamonjy; ary gaga aho, ka tsy nisy hanohana: ary ny sandriko no namonjy Ahy; ary ny fahatezerako no nanohana Ahy.
6 Ary hanitsaky ny olona maro amy ny fahatezerako Aho, ka hampahaleony ireny amy ny fahavinirako, ary hampietry ny heriny hatramy ny tany Aho.
7 —Ny fiantràny Iehôvah hampahatsiaroviko, dia ny fiderana any Iehôvah, araky izay rehetra nomeny Iehôvah antsikia, sy ny habeny ny fahatsarana amy ny mpianakaviny Isiraely, izay nomeny azy, araky ny famindram-pony, ary araky ny habeny ny fiantràny.
8 Fa hoy Izy, Oloko tokoa izareo, zanaka izay tsy handaingia; k' efa Mpamonjy azy Izy.

9 Teo amy ny fahoriany rehetra tsy nam-
pahory Izy, ary ny anjeliny ny fanatre-
hany namonjy ireny: ny fitiavany sy ny
fiantràny nanavotany ireny: ary nananganу
ireny sy nitondra ireny tamy ny andro fa-
hiny rehetra Izy.
10 F' izareo niodina, ka nampahatezitry ny
Fanahy Masiny: dia nanjary fahavalony
Izy; niady taminy Izy.
11 Dia nahatsiaro ny andro fahiny, dia any
Mose *sy* ny olony, izareo, *ka nanao hoe,* Aiza
Izay nanendry ny mpiandry ny ondriny
hampiakatra azy amy ny ranomasina? Aiza
Izay nanisy ny Fanahy Masiny teo ana-
tiny?
12 Izay nampitondra *ireny* ny tànan' an-
kavanany Mose *sy* ny sandriny malaza;
Izay nampisaraky ny ranomasina teo ano-
loany, mba hanavan' anarana mandrakizay
ho Azy:
13 Izay nitondra ireny hamaky ny la-
lina? tahaky ny soavaly any an-tany le-
maka, tsy tafintohina izareo:
14 Tahaky ny fidiny ny biby any an-do-
hasaha no nampitsaharany ny Fanahiny Ie-
hôvah azy, dia tahaky izany no nitondranao
ny olonao, mba hanavan' anarana malaza
ho Anao.
15 Eo an-danitra tsinjovy, ka jereo; dia
eo amy ny fonenanao masina sy be vonina-
hitra: aiza ny zotom-ponao, sy ny heri-
nao, ny fangorakorahany ny kibonao sy ny
famindram-ponao amiko? efa nitsahatra
v' ireny?
16 Fa Hianao no rainay, na dia tsy naha-
lala anay i Abirahama, ary na dia tsy naha-
fantatra anay Isiraely; Iehôvah ô, Hianao
no rainay; mpanavotra anay: hatramy
ny taloha indrindra ny anaranao.
17 Iehôvah ô, nahoana no mampania
anay amy ny làlanao Hianao, *ka* manasa-
rotry ny fonay hiala amy ny fatahorana
Anao? Miverena noho ny mpanomponao,
dia ny fireneny ny lovanao.
18 Vetivety foana nananany ny olonao
masina lova: ny fahavalonay nanitsaky ny
fitoeranao masina.
19 Izahay efa manahaky izay tsy nana-
pahanao hatrizay, izay tsy mba nantsoina
tamy ny anaranao.

## TOKO LXIV.

Enga ka ho triarinao ny lanitra, *ka* hi-
dina Hianao, *ka* hiempo ny tendrombohitra
amy ny fanatrehanao,
2 Tahaky ny afo mampirehitry ny kitay,
tahaky ny afo mampangotraky ny rano;
hampahafantaranao ny fahavalonao ny ana-
ranao, mba hangovitra ny firenena maro eo
anatrehanao!
3 Raha nanao zava-mahatahotra Hianao,
izay tsy nampoizinay, dia nidina Hianao,
niempo ny tendrombohitra tamy ny fanatre-
hanao.
4 Fa hatramy ny taloha indrindra, tsy
mbola ren' olona, na henoin-tsofina, na
hita-maso, Andriamanitra Izay manefa ho
any izay miandry Azy, afa tsy Hianao.
5 Mitsena ny mifaly sy manao ny ma-
rina Hianao; dia ny mahatsiaro Anao eo
amy ny làlanao: indro, tezitra Hianao;
f' efa nanota izahay: eo aminy isiana fa-
haretana, ka ho vonjena izahay.
6 Fa manahaky ny zava-tsi-madio izahay
rehetra, ary manahaky ny lamba maloto ny
fahamarinanay rehetra; ary malazo tahaky
ny ravina izahay rehetra; ary nitondra
anay ny fahotanay tahaky ny rivotra.
7 Ary tsy misy miantso ny anaranao,
mampitai-tena hihiazona Anao: f' efa na-
nafiny ny tavanao taminay Hianao, k' efa
nandany anay noho ny helokay Hianao.
8 Fa ankehitriny, Iehôvah ô, Hianao no
rainay: tany manga izahay, ary Hianao
no mpamboatra anay; ary asany ny tàna-
nao izahay rehetra.
9 Aza tezitr' indrindra, Iehôvah ô, ary
aza mahatsiaro heloka ho mandrakizay: in-
dro, mifona aminao izahay, jereo; olonao
izahay rehetra.
10 Efa efitra ny tanànao masina, efa efitra
i Ziôna; efa rava Ieriosalema.
11 Voa dotry ny afo ny tranonay sady
masina no tsara-tarehy, izay niderany ny
razanay Anao: ary efa rava ny zavatray
mahafinaritra rehetra.
12 Hitsahatra aminy izany va Hianao,
Iehôvah ô? hangina, ka hampahory anay
indrindra, va Hianao?

## TOKO LXV.

Izaho tadiaviny izay tsy nanontany;
Izaho hitany izay tsy nitady Ahy: jereo

Aho, jereo Aho, hoy Izaho tamy ny firenena izay tsy mbola nantsoina tamy ny anarako.
2 Naninjitry ny tànako Aho tontolo andro tamy ny olona miodina, izay mandeha amy ny làlan-tsi-tsara, araky ny fisainany;
3 Olona izay mampahatezitra Ahy eo anatrehako mandrakariva; izay manala-voady eo an-tanim-boly, ary mandoro ny zava-manetona eo ambony ny fivoadiam-birikia;
4 Izay mitoetra eo amy ny fasana, ka mandry eo amy ny vato-natsangana; izay mihinana henan-kisoa, ary ny rony ny zava-betaveta no eo an-doviany;
5 Izay manao hoe, Mitokàna hianao, aza manakeky ahy, fa masina lavitra noho hianao aho: setroka eo am-bavoroko, afo mirehitra tontolo andro ireo.
6 Indro, voa soratra eo anatrehako izany; tsy hangina Aho, fa hamaly dia hamaly ho an-tratrany Aho,
7 Ny helokareo sy ny heloky ny razanareo koa, izay nandoro ny zava-manetona teo ambony ny tendrombohitra, ka nanompa Ahy teo ambony ny tanety, hoy Iehôvah; ary hanohatry ny asany taloha ho any an-tratrany Aho.
8 Izany no lazainy Iehôvah, Tahaky ny divay vaovao hita eo an-tsampaho, ka hoy ny anankiray, Aza manimba io; fa misy fitahiana eo anatiny: dia tahaky izany no hataoko noho ny mpanompoko, mba tsy ho simbako izy rehetra.
9 Dia hampivoahako zanaka amy ny Iakoba, sy mpandova ny tendrombohitro amy ny Ioda: ary ny finidiko handova iny, ary ny mpanompoko hitoetra eo.
10 Ary ho fisokon' ondry Sarôna, ary ho fandrian'omby ny lohasaha Akôra, ho any ny oloko izay efa nitady Ahy.
11 Fa hianareo izay mahafoy any Iehôvah, izay manadino ny tendrombohitro masina, izay mamboatra latabatra ho any ny sampy mpanao andro tsara, ary izay mahabe fanatitr' aidina ho any ny sampy mpanisa vintana;
12 Dia hanisa anareo ho amy ny sabatra Aho, ary hiankohoka ho vonoina hianareo rehetra, satria niantso Aho, fa tsy namaly hianareo, niteny Aho, fa tsy nihaino hianareo: fa nanao ratsy teo imasoko hianareo, ka nifidy izay tsy sitrako.
13 Koa izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra, Indro, hihinana ny mpanompo Ahy, fa ho noana hianareo; indro, hisotro ny mpanompo Ahy, fa hangetaheta hianareo; indro, hifaly ny mpanompo Ahy, fa ho menatra hianareo;
14 Indro, hihira noho ny fifaliam-po ny mpanompo Ahy; fa hitaraina noho ny alahelom-po hianareo; ary hidradradradra noho ny fahoriam-panahy hianareo.
15 Dia hamela ny anaranareo ho fanozona ho amy ny finidiko hianareo; f' Iehôvah Andriamanitra hamono anao, ka hiantso ny mpanompo Azy amy ny anaran-kafa.
16 Izay mitady fitahiana ho an-tena ambony ny tany, dia hitady iny amin' Andriamanitry ny fahamarinana; ary izay mianiana ambony ny tany, dia hianiana amin' Andriamanitry ny fahamarinana; satria efa hadino ny fahoriana fahiny, ary satria miafina ireny, tsi-hitany ny masoko.
17 F' indro, manisy lanitra vaovao, sy tany vaovao, Aho, ary ny taloha tsy ho tsarovin' intsony, na ho omby eo an-tsaina akory.
18 Fa mifalia, ka ravoravoa mandrakizay aminy izay asiako; f' indro, Ieriosalema asiako ho fifaliana, ary ny olony ho faharavoravoana.
19 Ary hifaly aminy Ieriosalema Aho, ary ho ravoravo amy ny oloko Aho; ary ny feo fitomaniana tsy ho re intsony eo, na ny feo fitarainana.
20 Tsy hisy any intsony ny zaza-bodo, na ny anti-panahy, izay tsy hahatanteraky ny androny: fa ho zaza hiany ny maty efa zato taona aza; ary ho mpanota voa ozona ny tsy mihoatra zato taona.
21 Ary hanao trano izareo, ka hitoetra eo; ary hamboly tanim-boaloboka izareo, ka hihinany ny fahavokarany.
22 Tsy hanao trano hitoerany ny olon-kafa izareo; tsy hamboly hihinanany ny olon-kafa izareo; fa hanahaky ny androny ny hazo ny androny ny oloko, ary ny finidiko hanaram-po amy ny asany ny tànany.
23 Tsy hamono-tena foana izareo, na hitera-jaza ho fahoriana, fa zanaka voa tahiny Iehôvah izareo, ambany ny zafiny koa.
24 Ary Izaho hamaly, dieny tsy mbola miantso izareo; Izaho handre, raha mbola miteny izareo.
25 Ny amboa haolo, sy ny zanak' ondry

hiara-hihinana; ary ny liona hihinana mololo tahaky ny omby; ary hihinany ny vovo-tany ny menarana. Tsy handratra, na hanimba akory eo an-tendrombohitro masina izareo, hoy Iehôvah.

## TOKO LXVI.

IZANY no lazainy Iehôvah, Lapako ny lanitra, ary fandiavany ny tongotro ny tany: aiza ny trano ataonareo ho Ahy? ary aiza ny fitoerana fitsaharako?
2 F' ireo rehetr' ireo nataony ny tànako, ary ireo rehetr' ireo nasiana, hoy Iehôvah: ary io lehilahy io ho jereko, dia izay malahelo sy torotoro-fanahy, ka mangovitra amy ny teniko.
3 Izay mamono omby, dia mamon' olona: izay manala-voady ny zanak' ondry, dia mandidy tendan' amboa; izay mitondra fanatitr' aidina, dia *manatitra* ran-kisoa; izay mandoro zava-manetona, dia misaotra ny sampy. Eny, izareo aza efa nifidy ny làlan-kalehany, ary finaritra ny fanahiny amy ny zava-betavetany.
4 Ary Izaho kosa hifidy ny fampahoriany ireny, ary hampilatsaky ny fatahorany aminy ireny; satria niantso Aho, fa tsy nisy namaly, niteny Aho, fa tsy nihaino izareo, fa nanao ratsy teo imasoko izareo, ka nifidy izay tsy sitrako.
5 Mihainoa ny teniny Iehôvah, hianareo izay mangovitra amy ny teniny: Ny rahalahinareo izay nandrafy anareo, izay nanary anareo noho ny anarako, manao hoe, Aoky Iehôvah hankalazaina: f' Izy hiseho ho fifalianareo, ary ho menatra izareo.
6 Feo fitabatabana avy amy ny tanàna! feo avy amy ny tempoly! feony Iehôvah Izay mampijaly ny fahavalony!
7 Niteraka, dieny tsy mbola nihietsi-jaza izy: velon-dahy, dieny tsy mbola narary izy.
8 Iza no nandre zavatra toy izany? Iza no nahita zavatra toy izany? ho vokatra indrai-andro va ny tany? ho teraka indrai-mandeha va ny firenena? fa raha vao narary Ziôna, dia teraka ny zanany.
9 Izaho hahatonga ho amy ny fiterahana, ka tsy hampiteraka va? hoy Iehôvah: hampiteraka, ka hampikiombona v' Aho? hoy ny Andriamanitrao.
10 Miaraha mifaly aminy Ieriosalema
hianareo, ary ravoravoa noho izy, hianareo, rehetra izay tia azy: miaraha mifaly indrindra aminy, hianareo rehetra izay malahelo azy:
11 Mba hinonoanareo sy ho vokisanareo amy ny nonony ny fampifaliana azy, mba ho azonareo, ka ho finaritra amy ny habeny ny voninahiny hianareo.
12 F' izany no lazainy Iehôvah, Indro, homeko azy fihiavanana tahaky ny ony, ary ny voninahitry ny firenen-tsamihafa tahaky ny rano mandriaka, ka hinono hianareo; ho lanjaina amy ny ila hianareo, ary hampofoina eo ambony ny lohalikia hianareo.
13 Tahaky izay anankiray ampifalin-dreniny, no hampifaliko anareo, ary Ieriosalema ho fampifaliana anareo.
14 Ary raha mahita hianareo, dia ho faly ny fonareo, ary hamony tahaky ny ahitra ny taolanareo: ary ny tànany Iehôvah ho fantatry ny mpanompony, ary ho tezitra amy ny fahavalony Izy.
15 F' indro, Iehôvah ho avy mitondra afo, ary ny fiarakodiany tahaky ny tadio, mba hampilatsaky ny fahatezerany sy fahavinirana mirehitra, ary ny fananarany sy lel'afo.
16 Fa afo sy ny sabatrany hiadiany Iehôvah amy ny nofo rehetra: ary ho maro no vononony Iehôvah.
17 Izay mahamasin-tena sy mahadio-tena eo an-tanim-boly ho any ny Iray eo afovoany, ka mihinana henan-kisoa, sy zava-betaveta, ary totozy, dia haringiana avokoa, hoy Iehôvah.
18 F' Izaho, efa omby *amiko* ny asany sy ny sainy: ho avy iny, f' Izaho hanangony ny firenen-drehetra sy ny olona manao teny samihafa, dia ho avy izareo, ka hahita ny voninahitro.
19 Dia hanisy famantarana eo aminy ireny Aho, ka hampandeha izay afaka eo aminy hankany amy ny firenen-tsamihafa, ho any Tarisisa, any Piola, sy Lioda, izay mandefa tsipìkia, ho any Tiobala sy Iavana, ho any ny nosy eny lavitr' eny, izay tsy mbola nandre ny lazako, na nahita ny voninahitro; dia hitory ny voninahitro amy ny firenen-tsamihafa izareo.
20 Ary hitondra ny rahalahinareo rehetra izareo ho fanatitra ho any Iehôvah, avy amy ny firenen-drehetra, mitaingin-tsoavaly, ary eo anaty fiarakodia, sy amy ny filan-

jana, ary mitaingina tsarin-tsoavaly sy ny haingiam-pandeha, ho any an-tendrombohitro masina, any Ieriosalema, hoy Iehôvah, tahaky ny fitondrany ny zanaky Isiraely fanatitra ho any an-tranony Iehôvah eo anatiny ny vilia madio.
21 Dia hanala mpisorona sy zana-Devy aminy ireny Aho, hoy Iehôvah.
22 Fa tahaky ny hitoerany ny lanitra vaovao, sy ny tany vaovao, izay hataoko, eo anatrehako, hoy Iehôvah, no hitoerany ny zanakareo sy ny anaranareo.
23 Ary ny nofo rehetra ho avy hivavaka eo anatrehako, hoy Iehôvah, amy ny isan-tsinam-bolana, sy amy ny isan-tsabata.
24 Ary hivoaka izareo, ka hijery ny fatiny ny olona, izay efa nanota tamiko; fa ny kankany tsy hety maty, ary ny afony tsy azo ho vonoina, ary ho halany ny nofo rehetra ireny.

# NY BOKINY IEREMIA MPAMINANY.

## TOKO I.

Ny teniny Ieremia zanaky Hilikia, anankiray amy ny mpisorona izay tany Anatôta eo amy ny tany Beniamina.
Izy nankanesany ny teniny Iehôvah tamy ny androny Iosia zanaky Amôna mpanjaka any Ioda, tamy ny taona fahatelo amby ny folo nanjakany.
3 Nankeo iny tamy ny androny Iehoiakima koa, zanaky Iosia mpanjaka any Ioda, hatramy ny farany ny faharaikia amby ny folo taonany Zedekia zanaky Iosia mpanjaka any Ioda, dia hatramy ny namaboany ny Ieriosalema tamy ny volana fahadimy.
4 Dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah, ka nanao hoe,
5 Efa fantatro hianao, dieny tsy mbola namorona anao tan-kibo Aho; ary efa no hasiniko hianao, dieny tsy mbola navoaky ny kibo hianao; efa no tendreko ho mpaminany amy ny firenena maro hianao.
6 Dia hoy izaho, Indrisy! Iehôvah Andriamanitr' ô, indro, tsy mahay miteny aho; fa zaza aho.
7 Fa hoy Iehôvah tamiko, Aza manao hoe, Zaza aho: fa hankany aminy izay rehetra hanirahako anao hianao, ka hilaza izay rehetra handidiako anao:
8 Aza matahotry ny tavany hianao, fa momba anao hamonjy anao Aho, hoy Iehôvah.
9 Dia naninjitry ny tànany Iehôvah, ka nanendry ny vavako. Ary hoy Iehôvah tamiko, Indro, efa nasiako teo am-bavanao ny teniko:
10 Indro, manendry anao andro any Aho hitandriny ny firenen-tsamihafa sy ny fanjakana maro, hamongotra sy handrodana, ary handrava sy handringiana, hanao-trano sy hamboly.
11 Dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah, ka nanao hoe, Inona no hitanao, ry Ieremia? Ary hoy izaho kosa, Tsorakazo amy ny hazo faingiam-paniry no hitako.
12 Dia hoy Iehôvah tamiko, Tsara no hitanao, fa ho faingiana ny amy ny teniko, mba hanefa iny Aho.
13 Dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah fahindroany, ka nanao hoe, Inona no hitanao? Ary hoy izaho kosa, Vilany mandevilevy no hitako, ka mianavaratra ny vavany.
14 Dia hoy Iehôvah tamiko, Any avaratra hivoahany ny loza ho amy ny mponina rehetra eo amy ny tany.
15 F' indro, hiantso ny firenen-drehetra amy ny fanjakana maro any avaratra Aho, hoy Iehôvah, dia ho avy izareo, ka samy hampitoetry ny lapany avy eo amy ny vavahady fidirana any Ieriosalema izareo, sy eo amy ny màndany rehetra manodidina, ary eo amy ny tanàna rehetra any Ioda.
16 Dia hambarako ny fitsarako ireny noho ny fanahi-ratsiny rehetra, izay nahafoizany Ahy, sy nandoroany zava-manetona ho any andriamani-kafa, ary nivavahany tamy ny asany ny tànany.

17 Koa misikìna ny vanianao hianao, ary
mitsangàna, ka ambarao aminy ireny izay
rehetra andidiako anao: aza matahotry ny
tavany hianao, fandroa hataoko mangaihay
eo anatrehany hianao.
18 F' indro, ataoko andro any hianao
ho tanàna mirova, sy andry vy, ary mànda
varahina, hanohitry ny tany rehetra, ireny
mpanjaka any Ioda, ny andriandahiny, ny
mpisorony, ary ny vahoaka.
19 Ary hiady aminao izareo, fa tsy haha-
resy anao izareo; fa momba anao hamonjy
anao Aho, hoy Iehôvah.

## TOKO II.

Dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah, ka
nanao hoe,
2 Mandehana, ka miantsoa eo an-tsofiny
ny Ieriosalema, hoe, Izany no lazainy Ie-
hôvah, Mahatsiaro anao Aho, ny fiantràny
ny fahazazanao, ny fitiavany ny fanamba-
dianao, ny fanarahanao Ahy tany an-efitra,
tany tsy voa fafy.
3 Efa fahamasinana ho any Iehôvah ny
Isiraely, voalohany amy ny fahavokarany:
efa meloka izay rehetra nihinana azy; loza
nanjo ireny, hoy Iehôvah.
4 Mihainoa ny teniny Iehôvah hianareo,
ry mpianakaviny Iakoba, sy ry mpianaka-
viny ny tranony Isiraely rehetra:
5 Izany no lazainy Iehôvah, Inona no
tsiny efa hitany ny razanareo teto amiko, no
nanalavitra Ahy, ka nanaraka zava-poana,
dia nody zava-poana izareo?
6 Ka tsy nanao hoe izareo, Aiza Iehôvah
Izay nampivoaka antsikia tamy ny tany Eji-
pity, Izay nampandeha antsikia hitety ny
efitra, hitety tany foana sy be lavaka, hitety
tany maina sy ny aloky ny fahafatesana,
hitety tany izay tsy no diavin'olona, na ni-
toeran' olona?
7 Dia nentiko hianareo ho amy ny tany
voka-javatra, mba hihinananareo ny fahavo-
karany sy ny hatsarany; fa nony tafiditra
hianareo, dia no lotoinareo ny taniko, ka no
nataonareo vetaveta ny lovako.
8 Ny mpisorona aza tsy nanao hoe, Aiza
Iehôvah? ary izay miraharaha amy ny la-
làna tsy nahalala Ahy: ary ny mpiandry
nanota tamiko, ary ny mpaminany nami-
nany ny aminy Bala, ka nanaraky izay tsy
mahasoa.
9 Koa mbola hiadi-teny aminareo Aho,
hoy Iehôvah, hiadi-teny amy ny zafinareo
koa Aho.
10 Fa mandehana any amy ny nosy Ki-
tima, k' izahao; ary maniraha ho any Ke-
dara, ka diniho tsara, k' izahao na nisy toy
izany, na tsia.
11 Nisy firenena va nanova andriamani-
tra, kanjo tsy andriamanitra tsy akory
ireny? anefa ny oloko efa nanakalo ny voni-
nahiny taminy izay tsy mahasoa.
12 Aoka ho talanjony izany hianareo, ry
lanitra, ka hihiorohoro hianareo; aoka ho
rava tokoa hianareo, hoy Iehôvah.
13 F' efa nanao zava-dratsy roa-loha ny
oloko: efa nahafoy Ahy loharano maha-
velona izareo, ka nihiady siny ho an-tena
izareo, siny vaky, izay tsy mahatana rano.
14 Andevo va ny Isiraely? ompikely
v' izy? nahoana no efa babo izy?
15 Ny zanaky ny liona nierona taminy;
nivovo ireny, dia nandrava ny taniny
ireny: ny tanànany nodorana, ka tsy nisy
mponina.
16 Ary ny zanaky Nofa, sy Tahapanesa,
namaky ny tampon-dohanao.
17 Tsy nahazo izany ho anao va hianao,
satria nahafoy any Iehôvah Andriamanitrao
hianao, raha nitari-dàlana anao Izy?
18 Ary ankehitriny, inona no hataonao any
an-dàlana mankany Ejipity hisotro ny rano
any Sihôra? sa inona no hataonao any an-
-dàlana mankany Asiria hisotro ny rano
amy ny Ony?
19 Ny fanahinao-ratsy hananatra anao,
ary ny fihiemoranao hampijaly anao: ary
fantaro, ka jereo, fa ratsy, ary mangidy ny
nahafoizanao any Iehôvah, Andriamanitrao,
ary ny tsi-nisiana teo anatinao ny fataho-
rana Ahy, hoy Iehôvah Andriamanitra,
Tompony ny maro.
20 F' efa nanapaka fahiny ny fitondrana
nentinao Aho; efa nanito ny famatorana
anao Aho; ary hoy hianao, Tsy hanompo
aho; kanefa mirenireny hijangajanga any
ambony ny tanety avo rehetra, sy any am-
bany ny hazo maitso rehetra, hianao.
21 F' Izaho efa namboly anao ho tahom-
-boaloka tsara, dia voa marina avokoa; na-
hoana no nody sampan-dratsy amy ny voa-
loboka tsi-izy ho Ahy hianao?
22 Fa na dia misasa nitera hianao, ka
maka savony betsaka, voa soratra eo ana-
trehako ny helokao, hoy Iehôvah Andria-
manitra.

23 Nahoana no ataonao hoe, Tsy voa loto
aho, tsy lasa nanaraky ny Bala maro aho?
jereo ny làlan-kalehanao any an-dohasaha,
fantaro izay nataonao, ry zanak' angame-
navava haingian-tongotra, mandeha amy ny
làlan-kalehany;

24 Ampondra dia zatry ny efitra, ma-
nimboly ny rivotra noho ny faniriany;
raha maimay izy, iza no mahasakana azy?
tsy ho sasatra izay rehetra mitady azy; ha-
hita azy amy ny volany izareo.

25 Aza tsy mampikiraro ny tongotrao;
ary aza mampangetaheta ny tendanao; fa
hoy hianao, Tsy misy fanantenana; tsia,
tsy akory; f' efa tia vahiny aho, ka han-
deha hanaraky ireny aho.

26 Manahaky ny henatry ny mpangala-
tra, raha hita, ny henatry ny mpianaka-
viny Isiraely; izareo, ireo mpanjakany, ny
andriandahiny, sy ny mpisorony, ary ny
mpaminaniny;

27 Satria manao hoe amy ny hazo izareo,
Raiko hianao; ary amy ny vato, Niteraka
ahy hianao: f' efa niamboho Ahy, ka
tsy nanatrikia izareo: kanefa hanao hoe
amy ny androny ny fahoriany izareo, Mi-
tsangàna, ka vonjeo izahay.

28 Fa aiza ny andriamanitrao, izay na-
taonao ho anao? aoky izareo hitsan-
gana, raha tàhiny mahavonjy anao eo
amy ny androny ny fahorianao izareo;
f' isany ny tanànanao ny andriamanitrao,
ry Ioda.

29 Nahoana no handaha-teny amiko hia-
nareo? efa nanota tamiko hianareo rehe-
tra, hoy Iehôvah.

30 Tsy nahasoa ny namelezako ny zanaka-
reo: tsy nandray anatra izareo: efa nandany
ny mpaminaninareo ny sabatrareo, tahaky
ny liona mamiravira.

31 Ry taranaka, jereo ny teniny Iehôvah.
Efa efitra ho any ny Isiraely v' Aho? tany
maizina va? nahoana ny oloko no manao
hoe, Mpanapaka izahay; tsy hankany ami-
nao intsony izahay?

32 Ny mpitovo-vavy mahadino ny fira-
vahany va? ny ampakarina ny fihain-
gioany va? kanefa tsi-hita-isa ny andro na-
nadinoany ny oloko Ahy.

33 Nahoana no mamboatry ny làlanao
hitady fitia hianao? izany nampianaranao
ny vehivavy ratsi-fanahy aza ny làlanao.

34 Ary hita eo an-joron-dambanao ny
rany ny ainy ny olo-malahelo tsi-manan-
-tsiny: tsy nahita iny raha nitady mafy
Aho, fa taminy ireo rehetr' ireo.

35 Kanefa hoy hianao, Satria tsy manan-
-tsiny aho, dia hiala amiko tokoa ny faha-
tezerany. Indro, handaha-teny aminao
Aho, satria manao hoe hianao, Tsy mba ma-
nota aho.

36 Nahoana no mahery mifindrafindra
hanova ny làlanao hianao? dia ho menatry
ny Ejipity hianao, tahaky ny henatra no-
meny ny Asiria anao.

37 Eny, hivoaka aminy hianao, ka hilo-
loha-tànana; f' efa no laviny Iehôvah
izay nitokianao, ka tsy hanambina anao
ireny.

## TOKO III.

Ataò hoe, Raha misy lehilahy misao-bady,
ka miala amy ny lahy, k' efa vadin' olon-
-kafa izy, hiverina aminy indray va ny
lahy? tsy haloto dia haloto va ny tany? fa
nijangajanga tamy ny maro tia hianao;
anefa miverena amiko hiany, hoy Iehôvah.

2 Asandrato ny masonao ho amy ny fitoe-
ran' avo, k' izahao izay tsy nijejojejoanao.
Teo an-dàlana nipetrahanao hiandry ireny,
tahaky ny Arabo any an-efitra; ary ny fije-
jojejoanao sy ny fanahinao-ratsy nandotoa-
nao ny tany.

3 Ary voa aro ny ranonorana mivatrava-
tra, ary tsy nisy fara-orana; ary nanan-kan-
driny ny mpijangajanga hianao; tsy naha-
lala menatra hianao.

4 Tsy hitaraina amiko ankehitriny izao
va hianao, Raiko, mpitariky ny fahazazako
Hianao?

5 Hitahiry *fahatezerana* ho mandrakizay
v' Izy? hitana *iny* hatramy ny farany
v' Izy? Indro, efa niteny hianao, ka na-
nao ratsy araky izay zaka ny ainao.

6 Ary hoy Iehôvah tamiko tamy ny an-
drony Iosia mpanjaka, Hitanao v' izay na-
taony ny Isiraely mihiemotra? lasa niaka-
tra teo ambony ny tendrombohitr' avo re-
hetra, sy teo ambany ny hazo maitso re-
hetra, izy, ka nijangajanga teo.

7 Ary, rehefa nataony izany rehetr' izany,
dia hoy Izaho, Miverena ho aty amiko.
Fa tsy niverina izy. Ary Ioda rahavaviny
mamitaka nahita *iny*.

8 Ary efa hitako fa, na dia ny fijangajan-
gan-drehetra, izay efa nataony ny Isiraely
mihiemotra, no nampisaorako azy, sy nam-

panomezako azy taratasy fisaoram-bady,
tsy mba natahotra ny Ioda, rahavaviny mamitaka,
fa nandeha, ka nijangajanga hiany
izy.
9 Ary ny fahavetavetany ny fijangajangany
nandotoany ny tany; ary vato, sy
hazo, nijangajangany.
10 Ary kanefa izany rehetr' izany, dia tsy
niverina ho aty amiko ny Ioda, rahavaviny
mamitaka, tamy ny fony rehetra, fa nandaingia
hiany, hoy Iehôvah.
11 Ary hoy Iehôvah tamiko, Ny Isiraely
mihiemotra nanamarin-tena bebe kokoa
noho ny Ioda mamitaka.
12 Mandehana, ka torio ireo teny ireo
any avaratra, ka atavy hoe, Miverena hianao,
ry Isiraely mihiemotra, hoy Iehôvah;
tsy hampilatsahako ny fahatezerako aminareo,
fa mamindra-fo Aho, hoy Iehôvah;
tsy hitahiry *fahatezerana* ho mandrakizay
Aho.
13 Maneke hiany ny helokao, f' efa nanota
taminy Iehôvah Andriamanitrao hianao,
ary nampiely ny làlanao ho amy ny
vahiny teo ambany ny hazo maitso rehetra,
ka tsy nihaino ny feoko hianareo, hoy Iehôvah.
14 Miverena, ry zaza mihiemotra, hoy
Iehôvah; f' Izaho nanam-bady anareo;
dia hanalako iray isan-tanàna hianareo, ary
roa isam-pirenena, ka ho entiko ho any
Ziôna hianareo.
15 Dia homeko mpitandrina manaraky
ny foko hianareo, izay hamahana anareo
amy ny fahalalana sy fahendrena.
16 Ary rehefa nitombo sy nihiamaro teo
amy ny tany hianareo, aminy izany andro
izany, hoy Iehôvah, tsy mba hatao hoe
intsony, Ny fiarany ny fanekeny Iehôvah;
ary tsy ho an-tsaina izany, na hatsiarovina
izany, na ho vangiana izany, na hatao intsony
izany.
17 Ieriosalema hantsoina hoe lapany Iehôvah,
aminy izany andro izany; ary ny
firenen-drehetra hiangona hankany, noho ny
anarany Iehôvah, dia ho any Ieriosalema;
ary tsy handeha intsony araky ny haditry
ny fony ratsy izareo.
18 Aminy izany andro izany hiarahany
ny mpianakavaviny Ioda, sy ny mpianakavaviny
Isiraely, handeha, ka hiaraka hiala
any amy ny tany avaratra, hankany amy
ny tany nampandovaiko ny razanareo, izareo.
19 Fa hoy Izaho, Hataoko ahoana hampitoetra
anao eo amy ny zanaka, ka homeko
anao ny tany mahafinaritra, dia lova
tsara eo amy ny firenen-tsamihafa marobe?
ary hoy Izaho, Hanao Ahy hoe hianao,
Raiko; ary tsy hiala amy ny fanarahana
Ahy hianao.
20 Tahaky ny famitaky ny vavy miala amy
ny lahy no namitahanareo Ahy tokoa, ry
mpianakavaviny Isiraely, hoy Iehôvah.
21 Feo re teo ambony ny fitoeran' avo,
fitomaniana sy fifonany ny zanaky Isiraely,
satria nampivily ny làlan-kalehany izareo,
efa nanadino any Iehôvah Andriamaniny
izareo.
22 Miverena hianareo, ry zaza mihiemotra,
dia hahasitrany ny fihiemoranareo
Aho.—Indro, manatona Anao izahay, fa
Hianao, Iehôvah, no Andriamanitray.
23 Zava-poana tokoa *hanantena famonjena*
avy aminy ireny tanety, *sy* amy ny
tendrombohitra maro: eo aminy Iehôvah
Andriamanitray tokoa ny famonjeny ny
Isiraely.
24 Fa henatra efa nandany ny asan-drazanay
hatramy ny fahazazanay, ny ondriny
sy ny ombiny, ny zanani-lahy sy ny zanani-vavy.
25 Mandry eo ambany ny henatray izahay,
ka nanarona anay ny fahaverezan-kevitray;
f' efa nanota taminy Iehôvah Andriamanitray
izahay sy ny razanay, hatramy
ny fahazazanay mandrak' andro any, ka
tsy nihaino ny feony Iehôvah Andriamanitray
izahay.

## TOKO IV.

Raha hiverina hianao, ry Isiraely, hoy Iehôvah,
miverena ho aty amiko: ary raha hesorinao
eo anatrehako ny fahavetavetanao,
dia tsy mba hifindra hianao.
2 Ary hianiana hianao, amy ny fahitsiana,
amy ny fitsarana, ary amy ny fahamarinana,
hoe, Raha velona koa Iehôvah; ary Izy
no hitahiany ny firenena maro, ary Izy no
hireharehany.
3 F' izany no lazainy Iehôvah amy ny
olony Ioda sy amy ny Ieriosalema, Hevoy
ny tombamborokareo, ary aza mamafy eo
amy ny tsilo.
4 Miforà hianareo ho any Iehôvah, ary
esory ny saron-tsotsoky ny fonareo, ry
olony Ioda, sy mponina any Ieriosalema;

fandroa hivoaka tahaky ny afo ny fahate-
zerako, ka hirehitra, ka tsy hisy hahavono,
noho ny haratsiny ny ataonareo.
5 Ambarao any Ioda, ka torio any Ierio-
salema; dia atavy hoe, Ampanenoy ny
trompetra eo amy ny tany: miantsoa mafy,
ka atavy hoe, Mivoria hianareo, ka an-
deha isikia ho any ireo tanàna mi-
rova.
6 Manangàna faneva any Ziôna; mando-
sira, aza mijanona: fa hitondra loza avy
any avaratra, sy fandravan-dehibe, Aho.
7 Ny liona miakatra amy ny fiereny, ary
niaingia ny mpandrava ny firenen-tsami-
hafa: lasa nivoaka tamy ny fitoerany han-
drava ny taninao izy; ho lao ireo tanà-
nanao, ka tsy hisy mponina.
8 Koa misikìna lamba fisaonana hianareo,
mitomania ka midradradradrà; fa tsy mbola
niala tamintsikia ny firehetany ny fahateze-
rany Iehôvah.
9 Ary ho aminy izany andro izany, hoy
Iehôvah, ho reraka ny fony ny mpanjaka,
sy ny fony ireny andriandahy; ary ho alan-
jona ny mpisorona, ary ho gaga ny mpami-
nany.
10 Dia hoy izaho, Indrisy! Iehôvah An-
driamanitra, namitaka dia namitaka tokoa
ireo olon' ireo, sy Ieriosalema, Hianao, ka
nanao hoe, Hiadana hianareo; kanjo tra-
try ny sabatra ny aina.
11 Ho aminy izany andro izany hilazana
aminy ireo olon' ireo, sy amy ny Ieriosalema,
Rivo-maina avy amy ny fitoeran' avo any
an-efitra hankamy ny zanaka-vavy, oloko,
tsy hanofa, na hikiororoka;
12 Dia handeha ho Ahy ny rivotra mahe-
rihery kokoa noho izay: ary ankehitriny,
dia hambarako ny fitsarany ireny.
13 Indro, hiakatra tahaky ny rahona izy,
ary hanahaky ny tadio ny fiarakodiany:
handeha faingiampaingiana kokoa noho vo-
romahery ny soavaliny. Mahita loza isikia!
fa rava isikia.
14 Ry Ieriosalema, sasao ny fonao ho
afaka amy ny ratsy, mba ho vonjena hia-
nao: mandra-pahoviana no hitoerany ny
hevi-poanao eo anatinao?
15 Fa feo manambara avy any Dana, ary
mitory fahoriana avy amy ny tendrombo-
hitra Efiraima.
16 Lazao amy ny firenena maro; indro,
mitoria hanohitra any Ieriosalema; avy
amy ny tany lavitra ireny mpiambina, ka
mamoaky ny feony hanohitry ny tanàna
maro any Ioda.
17 Manodidina azy tahaky ny mpiandry
saha izareo; satria efa niodina tamiko izy,
hoy Iehôvah.
18 Ny làlanao, sy ny asanao, no naha-
tonga ireny ho aminao; io no fanahinao-
-ratsy; mangidy tokoa iny, mihiatramy ny
fonao tokoa iny.
19 Indrisy, ny kiboko, ny kiboko! man-
gorakoraka ny foko indrindra, mandevilevy
eo anatiko ny foko, tsy mety mangina aho,
satria nandre ny feony ny trompetra, fam-
pitairan' ady, hianao, ry fanahiko.
20 Voa antso rava momba ny rava; f' efa
simba avokoa ny tany; efa simba tampoka
ireo laiko, *ary* foana vetivety ireo firakotro.
21 Mandra-pahoviana no hahitako ny fane-
va, *sy* handrenesako ny fanenoany ny trom-
petra?
22 Satria efa adala ny oloko, tsy nahalala
Ahy izareo; zaza be tsiny, ka tsy manam-
-pahalalana izareo: hendry hanao ratsy,
fa tsy mahalala hanao soa izareo.
23 Nijery ny tany aho, k' indro, tsy voa
voatra, ka foana; ary ny lanitra, ka tsy
nisy fahazavana teo.
24 Nijery ny tendrombohitra aho, k' in-
dro, nihiorohoro ireny, ka nihietsikietsikia
hiany ny tanety rehetra.
25 Nijery aho, k' indro, tsy nisy olona,
ary nandositra ny voro-manidina rehe-
tra.
26 Nijery aho, k' indro, efa efitra ny tany
mahavokatra, ary efa rava ny tanàna rehe-
tra eo tamy ny fanatrehany Iehôvah, noho
ny fahatezerany mirehitra.
27 F' izany no lazainy Iehôvah, Ho efitra
ny tany rehetra, kanefa tsy mbola hataoko
ho tapitra.
28 Izany hisaonany ny tany, sy hibiamain-
tisany ny lanitra ambony; satria efa niteny
Aho, efa nikiasa Aho, ka tsy hanenina
Aho, ary tsy hiala aminy izany Aho.
29 Ny tanàna rehetra handositra noho ny
fihiorakoraky ny mpitaingin-tsoavaly, sy
ny mpandefa tsipìkia; hiditra any an'ala
mikirindro izareo, ka hananiky ny vato-
lampy; ny tanàna rehetra hilaozana, ka
tsy hisy olona honina eo.
30 Ary rehefa baboina hianao, dia hanao
ahoana hianao? na dia mitafy jaky hianao,
na dia mihaingio firava-bolamena hianao,
na dia mameraky ny masonao amy ny loko

hianao, zava-poana hihaingioanao tsara;
hanaratsy anao ny efa tia *anao*, hitady ny
ainao izareo.
31 F' efa reko feo, tahaky ny vehi-
vavy mihietsi-jaza, *ary* fahoriana tahaky
ny vehivavy izay miteraky ny volalohan-
-jaza, ny feony Ziôna zanaka-vavy; mi-
tomany izy, mikiarokaro-tànana izy, *ka
manao hoe,* Mahita loza aho ankehitriny!
f' efa reraka ny fanahiko noho ny mpa-
mono-olona.

## TOKO V.

MIVERIMBERENA eo an-dàlam-be any Ie-
riosalema hianareo, k' izahao ankehitriny,
ary fantaro, ka tadiavo eo amy ny fitoerana
malalaka eo, na mahita olona hianareo, na
misy manao ny marina, mitady faha-
marinana, na tsia; dia havelako ny he-
lony.
2 Ary na dia hoy izareo, Raha velona koa
Iehôvah; mianiana laingia tokoa izareo.
3 Iehôvah ô, tsy amy ny teny marina va
ny masonao? efa namely azy Hianao, fa
tsy nalahelo izareo; efa nandany azy Hia-
nao; tsy nety nandray anatra izareo; efa
nanamafy tava lavitra noho ny vatolampy
izareo; tsy nety niverina izareo.
4 Ary hoy izaho, Malahelo tokoa ireo;
efa adala izareo; fa tsy mahalala ny là-
lany Iehôvah, *na* ny fitsaran' Andriama-
niny, izareo:
5 Handeha hankany amy ny lehilahy
malaza, ka hiteny aminy ireny aho; f' iza-
reo mahalala ny làlany Iehôvah, ny fitsa-
ran' Andriamaniny; fa samy nanapaky
ny fitondrana, nanito ny famatorana avo-
koa izareo.
6 Izany hamonoany ny liona avy any an-
-ala ireny, handringianany ny amboa haolo
avy hariva ireny, hiandrasany ny biby mi-
soratsoratra ny tanànany: izay rehetra mi-
voaka eo, ho viraviraina: satria nihiamaro
ny fahadisoany; nitombo ny fihiemorany.
7 Hataoko ahoana hamela anao izany
helok' izany? efa nahafoy Ahy ny zana-
kao, ka nianiana taminy izay tsi-andriama-
nitra: rehefa no vokisako izareo, dia nanin-
taka, ka nirai-dia hankany an-tranony ny
mpijangajanga izareo:
8 Soavaly efa voky maraina izareo: samy
nitrena mila ny vadiny ny namany avy izy
rehetra.
9 Tsy hamangy v' Aho noho ireny za-
vatr' ireny? hoy Iehôvah: ary tsy ho va-
liany ny fanahiko va firenena toy izany?
10 Miakara any ambony ny màndany
hianareo, ka ravao: fa aza taperina avo-
koa: esory ny fefiny; fa tsy any Iehôvah
ireny.
11 Fa nanambaka dia nanambaka Ahy
ny mpianakaviny Isiraely sy ny mpiana-
kaviny Ioda, hoy Iehôvah.
12 Efa nandaingia ny aminy Iehôvah iza-
reo, ka nanao hoe, Tsy Izy io; ary tsy
hisy loza hanjo antsikia; ary tsy hahita
sabatra na mosary isikia;
13 Ary ny mpaminany ho rivotra, ary ny
teny tsy eo anatiny; izany no hanavany
ireny.
14 Koa izany no lazainy Iehôvah An-
driamanitra, Tompony ny maro, Satria ni-
laza io teny io hianareo, indro, hataoko afo
eo am-bavanao ny teniko, ary hazo ireo
olon' ireo, ka handevony ireo iny.
15 Indro, hitondra firenena avy lavi-
tra hamely anareo Aho, ry mpianakaviny
Isiraely, hoy Iehôvah: firenena mahery
iny, firenena ela iny, firenena tsy fanta-
trao ny fiteniny, ary tsy hainao izay no la-
zainy.
16 Manahaka fasa-misokatra ny kitapon-
-jana-tsipìkiany; olo-mahery izy rehetra.
17 Ary hihinany ny vokatrao, sy ny mo-
fonao, izay tokony ho haniny ny zanakao-
-lahy sy ny zanakao-vavy, izareo: hihinany
ny ondrinao sy ny ombinao izareo: hihi-
nany ny voalobokao, sy ny voaranao, iza-
reo: hanimba ny tanànanao mirova, izay
itokianao, amy ny sabatra izareo.
18 Kanefa, hoy Iehôvah, tsy hamita ny
aminareo aminy izany andro izany Aho.
19 Ary raha hoy hianareo, Nahoana Ie-
hôvah Andriamanitsikia no nanao izany re-
hetr' izany tamintsikia? dia ho valianao
izareo, Tahaky ny nahafoizanareo Ahy, sy
ny nanompoanareo ireo andriamani-tsi-izy
teo amy ny taninareo, no hanompoanareo
ny vahiny eo amy ny tany izay tsy anareo.
20 Manambarà izany amy ny mpianaka-
viny Iakoba hianareo, ka torio izany any
Ioda, hoe,
21 Henoy izany ankehitriny, ry olona
adala, ka tsy manan-tsaina; izay mana-
-maso, ka tsy mahita, izay manan-tsofina,
ka tsy mandre.
22 Tsy matahotra Ahy va hianareo? hoy

Iehôvah: tsy mangovitra va hianareo eo
anatrehako, Izay nanao ny fasikia ho fefin-
-dranomasina tamy ny lalàna mandrakizay,
mba tsy hihoarany iny: ary na dia hitopa-
topa aza ny alony, tsy haninona ireny: na
dia hirohondrohona aza, tsy hihoatry iny
ireny?
23 F' ireo olon' ireo manana fo mihiemotra
sy miodina; efa nihiemotra izareo, ka dia
lasa;
24 Ka tsy milaza am-pony izareo, Aoky
isikia hatahotra any Iehôvah Andriamani-
tsikia ankehitriny, Izay mampilatsaka ra-
nonorana, dia ny loha-orana sy ny fara-orana
amy ny fotoana; Izay mitandriny ny heri-
nandro voa tendry amy ny fararano ho an-
tsikia.
25 Ny helokareo nampiala ireny zavatr'
ireny, ary ny fahotanareo niaro ny soa ta-
minareo.
26 Fa misy olon-dratsi-fanahy hita eo
amy ny oloko: manotrikia tahaky izay
mamandrikia izareo; manisy tonta izareo;
misambotra olona izareo.
27 Tahaky ny trano-vorona feno vorona,
no feno fitaka ny tranony: izany no naha-
lehibeazany, sy nitomboany harena.
28 Efa nihiatavy izareo, efa mandimandina
izareo: dia manoatry ny asany ny ratsi-fa-
nahy izareo: tsy mitsara ny teny, dia ny
teniny ny kamboty, izareo, kanefa manam-
bina hiany izareo; ary ny mahantra tsy
mba nomeny rariny.
29 Tsy hamangy v' Aho noho ireny za-
vatr' ireny? hoy Iehôvah: tsy ho valiany
ny fanahiko va firenena toy izany?
30 Zavatra mahagaga sy mahatahotra na-
tao teo amy ny tany:
31 Ny mpaminany maminany laingia, ary
ny mpisorona manapaka araky ny fisai-
nany; ary ny oloko tia izany; ary hanao
ahoana hianareo any am-parany?

## TOKO VI.

MANDOSIRA hiala any Ieriosalema hianareo,
ry zanaky Beniamina, ka mampanenoa ny
trompetra any Tekoa, ka manangàna faman-
tarana any Beta-hakerema: fa miposaka
avy any avaratra ny loza, sy ny fandrin-
gianan-dehibe.
2 I Ziôna zanaka-vavy nampitoviko tamy
ny vehivavy tsara-tarehy, sy bonaikia.
3 Ny mpiandry sy ny ondriny hankeo ami-
ny; hanorin-day eo tandrifiny manodidina
izareo; samy hihinana eo amy ny fitoerany
avy izareo.
4 —Miomana hiady aminy hianareo; mi-
tsangàna, ka aoky hiakatra antoandro isi-
kia: mahita loza isikia! fa mihilana ny
andro, f' efa mandroso ny aloky ny hariva:
5 Mitsangàna, ka aoky hiakatra alina
isikia, ka aoka ho ravantsikia ny valame-
nany.—
6 F' izany no lazainy Iehôvah Tompony
ny maro, Mijinjà hazo hianareo, ka manan-
gàna mànda eo tandrifiny Ieriosalema: io
no tanàna hampijaliana; fampahoriana
hiany no eo anatiny.
7 Tahaky ny loharano mamoaky ny ra-
nony, no amoahany ny fanahi-ratsiny: loza
sy roba no re eo anatiny: fahoriana sy fery
eo anatrehako mandrakariva.
8 Mianara hianao, ry Ieriosalema, fan-
droa hiala aminao ny fanahiko; fandroa
handrava anao Aho, ho tany tsy hone-
nana.
9 Izany no lazainy Iehôvah Tompony ny
maro, Hitsimpona dia hitsimpony ny Isi-
raely sisa tahaky ny voaloboka izareo;
avereno ny tànanao, toy ny mpanangom-
-boaloboka ho any an-karona.
10 Hiteny amin-jovy v' aho? ary hana-
nà-jovy v' aho, mba handrenesany? indro,
tsy voa fora ny sofiny, ka tsy mahahaino
izareo; indro, ny teniny Iehôvah no ha-
lany, tsy tiany iny.
11 Ary nanenikia ahy ny fahatezerany Ie-
hôvah, sasatra miaro-tena aho: hampila-
tsaky *iny* amy ny zaza any ivelany, sy amy
ny fiangonany ny zatovo avokoa, aho; fa
ho samborina ny mpivady, ny antitra am-
bany ny olon-dehibe.
12 Dia ho lasany ny sasany ny tranony,
ny saha, ary ny vady: fa hahinjitro ny
tànako amy ny mponina eo amy ny tany,
hoy Iehôvah.
13 Fa samy mahihitra dia mahihitra izy
rehetra, na ny kely na ny lehibe: ary na
mpaminany, na mpisorona, samy mamitaka
avokoa izareo.
14 Ary nody nahasitrany ny feriny ny
zanaka-vavy, oloko, izareo, ka nanao hoe,
Fihiavanana, fihiavanana, kanjo tsy misy
fihiavanana.
15 Menatra v' izareo, raha nanao zava-
-betaveta izareo? tsia, tsy menatra tsy
akory izareo, ary tsy mahalala menatra iza-
reo: koa ho lavo eo aminy izay lavo

izareo: hianjera amy ny andro izay amangiako azy izareo, hoy Iehôvah.
16 Izany no lazainy Iehôvah, Mijanòna eo an-dàlana hianareo, k' izahao, dia anontanio ny làlana fahiny, aiza ny làlan-tsara, k' iny no andehano, ary ho hitanareo fitsaharana ho any ny fanahinareo. Fa hoy izareo, Tsy handeha izahay.
17 Dia hanendry mpiambina aminareo Aho *kanao hoe*, Henoy ny fanenony ny trompetra. Fa hoy izareo, Tsy hihaino izahay.
18 Koa mihainoa, ry firenena maro, ary fantaro, ry fiangonana, izay zavatra eo aminy ireo.
19 Mihainoa, ry tany: indro, hitondra loza ho aminy ireo olon' ireo, dia vokatry ny fisainany, Aho, satria tsy nihaino ny teniko na ny lalàko, fa nandà iny izareo.
20 Ataoko inona ny zava-manetona avy any Seba, sy ny fary mamy avy any amy ny tany lavitra? tsy sitrako ny fanatitrareo hodorana, ary tsy mamiko ny fanalamboadinareo.
21 Koa izany no lazainy Iehôvah, Indro, hasiako fahatafintohinana eo anoloany ireo olon' ireo, ka hiara-ko-lavo ny ray sy ny zanaka aminy ireny; ho very ny monina eo sy ny sakaizany.
22 Izany no lazainy Iehôvah, Indro, olona avy any amy ny tany avaratra, ary firenen-dehibe hasandratra avy any amy ny vazan-tany.
23 Hitana tsipìkia aman-defona izareo; loza-be, ka tsy mamindra-fo izareo: mirohondrohona tahaky ny ranomasina ny feony; ary mitaingin-tsoavaly izareo, milahatra tahaky ny mpiady, mba hamely anao, ry Ziôna zanaka-vavy.
24 Efa renay ny lazany; efa nihiaosa ny tànanay; efa nahazo anay ny fahoriana, fanaintainana tahaky ny vehivavy miteraka.
25 Aza mivoaka any an-tsaha: ary aza mandeha amy ny làlana; fa manan-tsabatra ny fahavalo; manodidina ny tahotra.
26 Ry zanaka-vavy, oloko, misikìna lamba fisaonana hianao, ka mihiosinkosena lavenona; ary atavy izay fisaonana mafy indrindra, tahaky ny fisaonana amy ny zanaka-lahy tokana; fa ho tonga tampoka amintsikia ny mpandrava.
27 Voa tendriko hianao ho mpizaha-toetra sy mànda eo amy ny oloko, mba ho fantatrao sy hizahanao-toetry ny làlan-kalehany.
28 Mihiemotra dia mihiemotra izy rehetra, mandeha momba ny mpanendrikendrikia; varahina sy vy izareo; mampihiaratsy izy rehetra.
29 May ny tafoforana: lany ny afo ny firaka; mandrendrikia foana ny mpandrendrikia, ka tsy fongotra ny ratsi-fanahy.
30 Atao hoe vola nariana izareo; satria efa nariany Iehôvah izareo.

## TOKO VII.

Ny teny izay nankeo aminy Ieremia avy taminy Iehôvah, manao hoe:
2 Mijanòna eo am-bavahadiny ny tranony Iehôvah, ary torio eo izany teny izany, ka atavy hoe, Mihainoa ny teniny Iehôvah hianareo, ry Ioda rehetra, izay miditra eo aminy ireo vavahady ireo, mba hivavaka aminy Iehôvah.
3 Izany no lazainy Iehôvah Tompony ny maro, Andriamanitry ny Isiraely, Amboary ny làlanareo, sy ny asanareo, dia hamponina anareo eo aminy io tany io Aho.
4 Aza matoky ny teny mandaingia, manao hoe, Tempoliny Iehôvah, tempoliny Iehôvah, tempoliny Iehôvah, ireo.
5 Fa raha mamboatra dia mamboatry ny làlanareo, sy ny asanareo, hianareo; raha mitsara dia mitsara ny olona sy ny namany hianareo;
6 Raha tsy mampahory ny vahiny, ny kamboty, sy ny mpitondra-tena, ka tsy mandatsaka ra marina eo aminy io tany io hianareo, na manaraky ireny andriamani-kafa hamohetra hianareo;
7 Dia hamponeniko eo aminy io tany io hianareo, dia eo amy ny tany izay nomeko ny razanareo mandrakizay ho mandrakizay.
8 Indro, matoky ny teny mandaingia, izay tsy mahasoa, hianareo.
9 Hangalatra, hamono olona, sy hijangajanga, sy hianian-tsi-to, ary handoro zava--manetona ho any Bala, ka hanaraky ireny andriamani-kafa izay tsy fantatrareo, va hianareo?
10 Kanefa hankeo, sy hijanona eo anatrehako va hianareo eo aminy itoy trano itoy, izay antsoina amy ny anarako, ka hanao hoe, Voa vonjy izahay, mba hanao ireo zava-betaveta rehetr' ireo?

11 Efa fieren-jiolahy eo imasonareo v' io
trano io, izay antsoina amy ny ana-
rako? Indro, Izaho tena nahita, hoy Iehô-
vah.
12 Fa mandehana hianareo ankehitriny
any amy ny fitoerako izay tany Silo, izay
nanisiako teo am-boalohany ny anarako,
k' izahao izay nanavako iny noho ny fanahi-
-ratsiny ny oloko Isiraely.
13 Ary ankehitriny, satria nanao ireo asa
rehetr' ireo hianareo, hoy Iehôvah, na dia
niteny taminareo, mifoha maraina, Aho;
dia niteny Aho, fa tsy nihaino hianareo;
ary niantso anareo Aho, fa tsy namaly hia-
nareo;
14 Dia hataoko amy ny trano izay an-
tsoina amy ny anarako, izay itokianareo,
ary amy ny tany izay nomeko anareo,
sy ny razanareo, araky izay nanavako any
Silo.
15 Dia handroaka anareo hiala eo anatre-
hako Aho, tahaky ny nandroahako ny ra-
halahinareo rehetra, dia ny zanaky Efiraima
rehetra.
16 Ary aza mangataka hitahy ireo olon'
ireo hianao, ary aza mitaraina sy manga-
taka hitahy ireo, ary aza mifona amiko, fa
tsy hihaino anao Aho.
17 Tsy hitanao v' izay ataony ireo any
an-tanàna any Ioda sy any an-dàlam-be any
Ieriosalema?
18 Ny zaza manangon-kitay, ary ny ray
mampirehitry ny afo, ary ny vehivavy ma-
metafeta koba, hanavana ampempa ho any
ny andriambaviny ny lanitra, ary mba ha-
nidina fanatitr' aidina ho any ireny andria-
mani-kafa, hampahatezitra Ahy.
19 Izaho no ampahatezerany va? hoy Ie-
hôvah: tsy izareo tena va, mba ho menatra
ny tavany?
20 Koa izany no lazainy Iehôvah An-
driamanitra, Indro, ny fahatezerako sy ny
fahavinirako halatsaka aminy io tany io,
amy ny olona, sy amy ny biby, sy amy
ny hazo any an-tsaha, ary amy ny vokatry
ny tany; dia hirehitra iny, ka tsy ho vo-
noina.
21 Izany no lazainy Iehôvah Tompony
ny maro, Andriamanitry ny Isiraely; Am-
pio amy ny fanalamboadinareo ny fanati-
trareo hodorana, ka hano hena.
22 Fa tsy niteny tamy ny razanareo Aho,
na nandidy azy, tamy ny andro nampivoa-
hako azy tamy ny tany Ejipity, ny amy ny
fanatitra hodorana, na ny amy ny fanalam-
boady.
23 F' izany zavatr' izany nandidiako azy,
hoe, Henoy ny feoko, dia ho Andriamani-
trareo Aho, ka ho oloko hianareo; ary
mandehana amy ny làlan-drehetra izay an-
didiako anareo, mba ho soa aman-tsara hia-
nareo:
24 Fa tsy nihaino izareo, na nanongilany
ny sofiny, fa nandeha araky ny fisainana, *sy*
ny haditry ny fony ratsy, dia nianotra, ka
tsy nandroso izareo.
25 Hatramy ny andro izay nivoahan-dra-
zanareo tamy ny tany Ejipity, ka mandrak'
andro any, no nanirahako ho aminareo ny
mpanompoko mpaminany rehetra; nifoha
maraina isan' andro, ka naniraka azy Aho;
26 Fa tsy nihaino Ahy izareo, na nanon-
gilany ny sofiny, fa nanamafy hatoka;
nanao ratsiratsy kokoa noho ny razany
izareo.
27 F' ireo teny rehetr' ireo ho lazainao
aminy; fa tsy hihaino anao izareo; ary
hiantso azy hiany hianao, fa tsy hamaly
anao izareo.
28 Fa hilaza aminy hianao, Io no firenena
izay tsy mihaino ny feony Iehôvah, Andria-
maniny, na nandray anatra; very ny ma-
rina, ka afaka tamy ny vavany.
29 Hetezo ny volonao, *ry Ieriosalema,*
ka ario, ary atavy fisaonana ambony ny
fitoeran' avo; fa laviny, ka foiny Iehôvah
ny taranaka mampahatezitra Azy.
30 Fa ny zanaky Ioda nanao ratsy teo
imasoko, hoy Iehôvah: nasiany ny zava-
-betavetany teo an-trano izay antsoina amy
ny anarako, mba handoto iny.
31 Ary efa nataony ny fitoeran' avo, i
Tofeta, izay eo an-dohasahany ny zanaky
Hinoma, handoroany ny zanani-lahy sy ny
zanani-vavy eo anaty afo, izay tsy nandi-
diako, na nihieverany ny foko akory.
32 Koa, indro, ho avy ny andro, hoy Iehô-
vah, izay tsy hanavana hoe, i Tofeta, na lo-
hasahany ny zanaky Hinoma, intsony iny,
fa lohasaha famonoana: fa handevina olona
any Tofeta izareo, mandra-pa-tsi-hisy fitoe-
ran' intsony.
33 Ary ny fatiny ireo olon' ireo ho ha-
niny ny vorona eo amy ny lanitra, sy ny biby
eo amy ny tany; ary tsy hisy hampi-
taitra.
34 Dia hampitsaharako any an-tanàna any
Ioda sy any an-dàlam-be any Ieriosalema, ny

feo mahafaly sy ny feo maharavoravo, ny feony ny mpampakatra sy ny feony ny ampakarina; fa ho rava ny tany.

## TOKO VIII.

Aminy izany andro izany, hoy Iehôvah, hamoahany ny taolany ireo mpanjaka any Ioda, sy ny taolany ny andriandahiny, sy ny taolany ny mpisorona, sy ny taolany ny mpaminany, ary ny taolany ny mponina any Ieriosalema, amy ny fasany.

2 Ary hahahy ireny amy ny masoandro, sy amy ny volana, ary aminy izay rehetra eo amy ny lanitra, izay efa tiany, sy izay efa no tompoiny, sy izay efa narahiny, sy izay efa no tadiaviny, ary izay efa nivavahany; tsy hangonina ireny, ka tsy halevina; ho zezikia ambony ny tany ireny.

3 Ary fahafatesana noho ny fiainana ho fidiny izay sisa rehetra mitoetra aminy io mpianakavy ratsi-fanahy io, izay mitoetra eo amy ny tany rehetra izay nandroahako ireny, hoy Iehôvah Tompony ny maro.

4 Dia ho lazainao aminy ireny, Izany no lazainy Iehôvah; ho lavo v' izareo, ka tsy hiarina? hivily v' izareo, ka tsy hiverina?

5 Nahoana ireo olona ato Ieriosalema ireo no mihiemotra dia mihiemotra mandrakariva? mihiazona mafy ny fitaka izareo, tsy mety miverina.

6 Nihaino sy nandre aho: tsy niteny marina izareo: tsy nisy nibebaky ny fanahi-ratsiny, ka nanao hoe, Inona no nataoko? samy mankany amy ny làlany avy izy rehetra, tahaky ny soavaly miriotra ho amy ny ady.

7 Eny, ny voron-dava-vava manidina aza mahalala ny fotoan' androny; ary ny domohina sy ny vano, ary ny sidintsidina aza, mitandriny ny fotoany ny fihiaviany; fa ny oloko tsy mahalala ny fitsarany Iehôvah.

8 Nahoana no manao hoe hianareo, Hendry izahay, ary ato aminay ny lalàny Iehôvah?—Indro, efa niasa foana tokoa Izy; mamitaka ny fanoratany ny mpanoratra.

9 Menatra ny hendry, reki-tahotra, ka voa sambotra izareo: indro, efa nandà ny teniny Iehôvah izareo; ary fahendren' inona no eo anatiny ireny?

10 Koa homeko ny vadiny ho any ny sasany, *ary* ny sahany ho any izay handova, fa samy mahihitra dia mahihitra izy rehetra, na ny kely na ny lehibe; na mpaminany na mpisorona, samy mamitaka avokoa izareo.

11 Ary nody nahasitrany ny feriny ny zanaka-vavy, oloko, izareo, ka nanao hoe, Fihiavanana, fihiavanana; kanjo tsy misy fihiavanana.

12 Menatra v' izareo, raha nanao zava-betaveta izareo? tsia, tsy menatra tsy akory izareo, ary tsy mahalala menatra izareo: koa ho lavo eo aminy izay lavo izareo: hianjera amy ny androny ny famangiana azy izareo, hoy Iehôvah.

13 Haringiako dia haringiako izareo, hoy Iehôvah: tsy hamoa ny voaloboka, na hamoa ny voara, dia halazo ny ravina; ary izay hanitsaka azy homeko azy.

14 Nahoana no mbola mipetraka hiany isikia? mivoria hianareo, ary aoky hiditra any an-tanàna mirova isikia, ary aoka hangina eo isikia; f' Iehôvah Andriamanitsikia efa mampangina antsikia, ka nanome ranon' afero ho sotrointsikia, satria nanota taminy Iehôvah isikia.

15 Niandry fihiavanana isikia, fa tsy nisy soa; andro mahasitrana, f' indry fahoriana.

16 Ny fitrefontrefony ny soavaly no re avy any Dana: nihiorohoro ny tany rehetra noho ny feony ny fitreny ny mahery eo; fa tonga ireny, ka nandany ny tany sy izay rehetra eo, ny tanàna sy izay mitoetra eo.

17 F' indro, hampandehaniko ho aminareo menarana, bibi-lava, izay tsy azon' ody, ka hanekitra anareo ireny, hoy Iehôvah,

18 Raha mampifali-tena mba ho afa-pahoriana aho, dia reraka eo anatiko ny foko.

19 Indro, ny feony ny fitarainany ny zanaka-vavy, oloko, avy amy ny tany lavitra: Tsy any Ziôna v' Iehôvah? tsy eo anatiny va ny Mpanjakany?—Nahoana no nampahatezitra Ahy tamy ny endri-javatra nataony, dia zava-poana hafahafa, izareo?

20 Lasa ny fararano, tapitra ny lohataona, ka tsy voa vonjy isikia.

21 Maratra aho noho ny feriny ny zanaka-vavy, oloko; mivalomainty aho: fahatalanjonana nahazo ahy.

22 Tsy misy fanafody any Giliada va? tsy misy mpanao-fanafody any va? fa nahoana no tsy sitrana ny zanaka-vavy, oloko?

## TOKO IX.

ENGA ka ho rano ny lohako, ary ho loharanomaso ny masoko, mba hitomaniako andro aman' alina noho ny voa vono eo amy ny zanaka-vavy, oloko!
2 Enga ka hanana fitoerana fandriany ny mpandeha any an-efitra aho; mba hilaozako ny oloko, sy hialako aminy! fa mpijanga-janga izy rehetra, mpamitaka tafangona.
3 Ary mamboatry ny lelany tahaky ny tsipìkiany handaingia izareo: ary tsy mahery amy ny teny marina ambony ny tany izareo; fa mitombo ny fanahi-ratsy hanao ratsy, ka tsy nahalala Ahy izareo, hoy Iehôvah.
4 Samia miaro-tena amy ny namany avy hianareo, ary aza matoky rahalahy na iray akory: fa ny rahalahy rehetra hamingiana dia hamingiana, ary ny naman-drehetra handehandeha hanendrikendrikia.
5 Ary samy hamitaky ny namany avy izy rehetra, ka tsy hilaza ny teny marina: efa nampianatry ny lelany handaingia izareo; efa nanasa-tena hanao ratsy izareo.
6 Ny fonenanao eo afovoany ny fitaka; fitaka nandavany hahalala Ahy, hoy Iehôvah.
7 Koa izany no lazainy Iehôvah Tompony ny maro, Indro, handrendriky ireny Aho, ka hizaha-toetry ireny; fa hataoko ahoana ny amy ny zanaka-vavy, oloko?
8 Zana-tsipìkia mahafaty ny lelany; miteny fitaka iny: ny vavany itenenany fihiavanana amy ny namany, fa manotrikia azy an-kibo izy.
9 Tsy ho vangiako v' ireny noho izany zavatr' izany? hoy Iehôvah; tsy ho valiany ny fanahiko firenena toy izany va?
10 —Hitomany ny tendrombobitra aho, ka hidradradradra, ary hisaona ny fonenana any an-efitra aho, satria voa dotra ireny, ka tsy misy mitety; ary tsy re ny fimamamaman' omby; nandositra ny voro-manidina, sy ny biby; lasa ireny.—
11 Ary Ieriosalema ho ravako, ho lavaky ny amboan' ala; ary ho foanako ny tanàna maro any Ioda, ka tsy hisy mponina.
12 Iza no olon-kendry, ka mahalala izany? ary iza no nitenenany ny vavany Iehôvah, ka hanambara izany? nahoana no rava ny tany, voa dotra tahaky ny efitra iny, ka tsy misy mitety?
13 Ary hoy Iehôvah, Satria efa nahafoy ny lalàko, izay nasiako teo anatrehany, izareo, ka tsy nihaino ny feoko, na nandeha araky iny,
14 Fa nandeha nanaraky ny haditry ny fony, ka nanaraky ny Bala maro izay nampianarany ny razany azy:
15 Koa izany no lazainy Iehôvah Tompony ny maro, Andriamanitry ny Isiraely; Indro, hampihinany ireo olon' ireo aza zava-mangidy Aho, ka hampisotro azy ranon' afero:
16 Ary hampielezako azy any amy ny firenen-tsamihafa izay tsy fantany, na fantan-drazany; ary hampanarahako azy ny sabatra, mandra-pandaniako azy.
17 Izany no lazainy Iehôvah Tompony ny maro, Hevero, ka antsoy ny vehivavy mpisaona, mba hankany; ary alao izay mahay, mba hankany;
18 Ka asavy handeha fangiana izareo, ka hiventy fitomaniana ho antsikia, mba ho latsaka ny ranomaso amy ny masontsikia, ary hitsoria-drano ny hodi-masontsikia.
19 Fa feo mitomany no re avy any Ziôna, Indrisy, rava isikia! menatr' indrindra isikia, satria efa nahafoy ny tany isikia, satria efa nandrava ny fonenantsikia izareo.
20 Dia mihainoa ny teniny Iehôvah hianareo, ry vehivavy, ary aoka ho raisiny ny sofinareo ny teniny ny vavany, ary ampianaro ny zanakareo-vavy hitomany, ary samia *mampianatry* ny namany avy hisaona hianareo:
21 Fa niakatra tamy ny varavaran-kelintsikia ny fahafatesana; niditra tany amy ny valamenantsikia, mba handringiany ny ankizy madinikia any ivelany, *sy* ny zatovo any an-dàlam-be.
22 Atavy hoe, Izany no lazainy Iehôvah, Hilatsaka ny fatin' olona tahaky ny zezikia any an-tsaha, ary tahaky ny vary eran-tànana eo aoriany ny mpijinja, ka tsy misy hanangona.
23 Izany no lazainy Iehôvah, Aoky ny hendry tsy hirehareha amy ny fahendreny, ary aoky ny mahery tsy hirehareha amy ny heriny, aoky ny manan-karena tsy hirehareha amy ny hareny:
24 Fa aoky izany no hireharehany izay mirehareha, fa mahalala, ka mahafantatra Ahy izy, f' Izaho no Iehôvah, Izay manao fiantràna, fitsarana, ary fahamarinana eo

amy ny tany; fa sitraky ny foko ireny zavatr' ireny, hoy Iehôvah.
25 Indro, ho avy ny andro, hoy Iehôvah,
izay hampijaliako ny voa fora rehetra, ary
ny tsy voa fora koa;
26 Ny Ejipity sy ny Ioda, sy ny Edôma,
sy ny zanaky Amôna, sy ny Moaba, ary
izay rehetra voa hety somotra, monina any
an-efitra: fa tsy voa fora ireo firenen-drehetr' ireo, ary tsy voa fora-fo ny mpianakaviny Isiraely rehetra.

## TOKO X.

Henoy ny teny izay no lazainy Iehôvah aminareo, ry mpianakaviny Isiraely:
2 Izany no lazainy Iehôvah, Aza mianatry ny làlany ny firenen-tsamihafa hianareo; ary aza matahotry ireny famantarana amy ny lanitra; fa matahotry ireny ny firenen-tsamihafa.
3 Fa zava-poana ny fitandremany ny olona: fa hazo izay voa jinjan' olona tany an-ala iny, asany ny tànany ny mpandrafitra amy ny famaky.
4 Mandravaky iny amy ny volafotsy sy volamena izareo; mamantoka hombo iny amy ny tantanana izareo, mba tsy ho afa-mihietsikia.
5 Marotsaka ireny tahaky ny hazo rofia, fa tsy miteny: tsy maitsy ho lanjaina ireny, satria tsy afa-mandeha: aza matahotry ireny, fa tsy mahay manao ratsy, na mahay manao soa ireny.
6 Tsy misy manahaka Anao, Iehôvah ô: lehibe Hianao, ary lehibe amy ny hery ny anaranao.
7 Iza no tsy hatahotra Anao, ry Mpanjakany ny firenena maro? fa mety ho Anao izany; fa tsy misy manahaka Anao eo amy ny olon-kendry rehetra amy ny firenena maro, na eo amy ny fanjakany rehetra:
8 F' efa biby, k' efa adala avokoa izy rehetra: fampianaram-poana ny hazo.
9 Takela-bolafotsy nalaina tany Tarisisa, sy volamena avy tany Iofaza, asany ny mpanefy, sy ny tànany ny mpandrendrikia: manga sy mangamena ny fitafiany; asany ny mahai-zavatra izy rehetra.
10 F' Iehôvah no Andriamanitra tokoa, Izy no Andriamanitra mahavelona, sy Mpanjaka mandrakizay: ny fahatezerany mampihiorohoro ny tany, ary ny firenena maro tsy mahatanty ny fahavinirany.
11 Izany no ho lazainareo aminy ireny; Ireo andriamanitra izay tsy nanao ny lanitra sy ny tany, dia ho fongorana amy ny tany sy ambany ireo lanitr' ireo.
12 Izy kosa no nanao ny tany tamy ny heriny, ary Izy no nampitoetry izao tontolo izao tamy ny fahendreny, ary Izy no namelatry ny lanitra tamy ny sainy.
13 Raha miloa-peo Izy, dia mirohondrohona ny rano any an-danitra, ka mampiakatry ny zavona amy ny vazan-tany: Izy manisy helatra homba ny ranonorana, ka mamoaky ny rivotra amy ny fitehirizany.
14 Samy efa biby ny olon-drehetra, tsy manam-pahalalana: ny mpandrendrikia rehetra ho menatry ny sarin-javatra, fa laingia ny sarin-javatra arendriny, fa tsy misy fofon' aina eo anatiny.
15 Zava-poana ireny, asa fanesoana: ho very amy ny androny ny famangiana azy ireny.
16 Tsy mba manahaky ireny ny anjarany ny Iakoba; fa mpanao ny zava-drehetra Izy, ary ny Isiraely no tehin-dovany: Iehôvah Tompony ny maro no anarany.
17 Angony ny fananana amy ny tany, ry mponina eo an-trano fiarovana:
18 F' izany no lazainy Iehôvah, Indro, hatsipiko ankehitriny izao ny mponina eo amy ny tany, ka hampahoriko izareo, mba ho hitany.
19 —Mahita loza aho, fa voa ratra aho! mampahory ny feriko: ary hoy izaho, Fahoriana tokoa io, ka tsy maitsy ho haritro hiany io.
20 Rava ny trano-laiko, ka tapaka avokoa ny kofehiko: niala tamiko ny zanako, ka tsy misy: tsy misy hanoriny ny laiko intsony, na hanangany ny firakotro.
21 F' efa biby ny mpitandrina, ka tsy nitady any Iehôvah; izany tsy niadanany, ary efa miely ny ondriny rehetra.
22 Indro, tonga ny feo mitory filazana, sy fitabataban-dehibe, avy any amy ny tany avaratra; ho rava ny tanàna any Ioda, ho fonenan' amboan'ala.
23 Iehôvah ô, fantatro fa tsy any ny olona ny làlan-kalehany, tsy any ny olona izay mandeha handahatry ny diany.
24 Iehôvah ô, mananara ahy amy ny fitsarana hiany, tsy amy ny fahatezeranao, fandroa hataonao ho tsinontsinona aho.
25 Alatsaho ny fahaviniranao amy ny

firenen-tsamihafa izay tsy mahalala Anao, sy amy ny mpianakavy izay tsy miantso ny anaranao, f' efa nandany ny Iakoba izareo, eny, efa nandany azy, dia nandevona azy, ka nandrava ny fonenany.

## TOKO XI.

Ny teny izay nankeo aminy Ieremia avy taminy Iehôvah, manao hoe;
2 Mihainoa ny teniny io faneken' io hianareo, ka mitenena amy ny olony Ioda, sy ny mponina any Ieriosalema;
3 Ka lazao aminy hianao, Izany no lazainy Iehôvah, Andriamanitry ny Isiraely, Hozonina izay olona tsy mihaino ny teniny io faneken' io,
4 Izay nandidiako ny razanareo tamy ny andro nampivoahako azy tamy ny tany Ejipity, dia tamy ny fitaneham-by, hoe, Henoy ny teniko, ka atavy izany araky izay rehetra andidiako anareo; dia ho oloko hianareo, ary ho Andriamanitrareo Aho:
5 Mba hanefako ny aniana izay nianianako tamy ny razanareo, hanome azy tany tondraka ronono sy tantely tahaky ny andro any. Dia namaly aho, ka nanao hoe, Atavy izany anie, Iehôvah ô.
6 Dia hoy Iehôvah tamiko, Torio any an-tanàna any Ioda, sy any an-dàlam-be any Ieriosalema, ireo teny rehetr' ireo, hoe, Henoy ny teniny io faneken' io, ka atavy izany.
7 F' Izaho nananatra dia nananatry ny razanareo, tamy ny andro nampivoahako azy tamy ny tany Ejipity, hatramy ny andro any; nifoha maraina, ka nananatra Aho, manao hoe, Henoy ny feoko.
8 Kanefa tsy nihaino, na nanongilany ny sofiny izareo, fa samy nandeha araky ny haditry ny fony ratsy; koa nentiko avokoa ny teniny io faneken' io ho any aminy, izay nandidiako hataony, fa tsy mba nataony.
9 Ary hoy Iehôvah tamiko, Hita fikiomana eo amy ny olony Ioda, sy eo amy ny mponina any Ieriosalema.
10 Izareo niverina ho amy ny fahotany ny razany taloha, izay tsy nety nihaino ny teniko; ary izareo nandeha nanaraka andriamani-kafa, mba hanompo ireny: ny mpianakavaviny Isiraely, sy ny mpianakaviny Ioda, efa namadiky ny fanekeko, izay nataoko tamy ny razany.
11 Koa izany no lazainy Iehôvah, Indro, ho entiko loza aminy, izay tsy azo handosirany: na dia hitaraina amiko izareo, tsy mba hihaino azy Aho.
12 Ary handeha ny tanàna any Ioda, sy ny mponina any Ieriosalema, ka hitaraina aminy ireo andriamanitra, izay nanaterany ny zava-manetona; fa tsy hahavonjy azy tsy akory eo amy ny androny ny fahoriany ireo.
13 Fa isany ny tanànanao ny andriamanitrao, ry Ioda; ary araky ny isany ny làlam-be any Ieriosalema nampitoeranareo fivoadiana ho any ny zava-mahamenatra, fivoadiana handoro zava-manetona ho any Bala.
14 Ary aza mangataka hitahy ireo olon' ireo hianao, ary aza mitaraina, na mangataka hitahy ireo hianao, fa tsy hihaino amy ny andro izay itarainany amiko noho ny fahoriany Aho.
15 Maninona eo an-tranoko ny malalako, no nanao filan-dratsy tamy ny maro izy, ary efa afaka taminao ny nofo masina? raha manao ratsy hianao, dia faly hianao.
16 Hazo oliva maitso, manana voa tsara--tarehy, nataony Iehôvah ny anaranao: feony ny fitabataban-dehibe nandrehetany afo teo aminy, dia tapatapaka ny sampany.
17 F' Iehôvah Tompony ny maro, Izay namboly anao, nilaza loza hanjo anao, noho ny fanahi-ratsiny ny mpianakaviny Isiraely sy ny mpianakaviny Ioda, izay nataony hamohetra, hampahatezitra Ahy, raha nanatitra zava-manetona ho any Bala izareo.
18 Ary nampahafantatra ahy Iehôvah, ka fantatro; dia naneho ahy ny asany ireny Hianao.
19 F' izaho nanahaky ny zanak' ondry ompiana izay entina ho vonoina; ary tsy fantatro fa namoron-tsaina hamely ahy izareo, *hoe*, Aoka ho vonointsikia ny hazo ambany ny voany, ary aoka ho fongorantsikia amy ny taniny ny velona izy, mba tsy ho tsarovin' intsony ny anarany.
20 Fa, ry Iehôvah Tompony ny maro, Izay mitsara marina, Izay mizaha-toetry ny voa sy ny fo, aoka ho hitako ny fampijalianao ireny, fa nambarako taminao ny teniko.
21 Koa izany itenenany Iehôvah ny olona Anatôta, izay mitady ny ainao, ka manao hoe, Aza maminany amy ny anarany Iehôvah, fandroa matiny ny tànanay hianao:
22 Koa izany no lazainy Iehôvah Tompony ny maro, Indro, hampijaly ireny Aho; ny zatovo ho vonoin-tsabatra; ny

zanani-lahy sy ny zanani-vavy ho maty mo-
sary:
23 Ary tsy hisy aminy ireny hitoetra,
fa hampidi-doza amy ny olona Anatôta
Aho, dia androny ny famangiana azy.

## TOKO XII.

**Marina** Hianao, Iehôvah ô, raha manda-
ha-teny aminao aho: anefa aoky hiresaka
fitsarana aminao aho: Nahoana no ma-
nambina ny làlany ny ratsi-fanahy? *na-
hoana no* finaritra izay rehetra mamitak'
indrindra?
2 Nambolenao ireny, dia mamaka ireny:
mitombo ireny, eny, mamoa ireny: akeky
ny vavany Hianao, fa manalavitry ny voany.
3 Fa Hianao, Iehôvah ô, mahalala ahy:
mahita ahy Hianao, ka mizaha-toetry ny
foko aminao: sariho hivoaka tahaky ny
ondry ho vonoina izareo, ka atokany ho
amy ny andro famonoana.
4 Mandra-pahoviana no hisaona ny tany,
ka halazo avokoa ny ahitra any an-tsaha,
noho ny ratsy nataony izay monina eo?
lany ny biby sy ny vorona, satria hoy iza-
reo, Tsy hahita ny farantsikia izy.
5 —Raha niara-nihiazakazaka tamy ny
mandeha an-tongotra hianao, ka nahareraka
anao izareo, hataonao ahoana no fihaiky ny
soavaly? ary *raha nahareraka anao* ny
tany fiadanana, izay itokianao, hataonao
ahoana raha tondraka Ioridany?
6 Fa ny rahalahinao sy ny mpianakavin-
-drainao aza, dia ireny namitaka anao; eny,
izareo niantso mafy teo ivohonao: aza mino
azy, na dia miteny soa aminao aza izareo.
7 —Efa nandao ny tranoko Aho; efa na-
foiko ny lovako; efa natolotro ny sombin'
aiko tany an-tànany ny fahavalony.
8 Manahaky ny liona any an-ala ho Ahy
ny lovako: mierona hanohitra Ahy izy;
izany mandrafiako azy.
9 Voro-masiaka misoratsoratra ho Ahy
va ny lovako? ny voro-masiaka manodi-
dina hamely azy: avia hianareo, angony
ny biby rehetra any an-tsaha: ampande-
hano handany.
10 Mpitandrina maro manimba ny tanim-
-boaloboko: manitsaky ny anjarako iza-
reo: ny anjarako tsara nataony ho efitra
rava.
11 Efa no ravany iny; rehefa rava, dia
mitomany amiko iny: rava avokoa ny
tany, satria tsy misy olona mandatsaka
am-po.
12 Mpandrava mandehandeha ambony
ny fitoeran' avo rehetra, mitety ny efitra,
fa ny sabatry Iehôvah mandringiana ha-
tramy ny farany ny tany ety, ka hatra-
my ny farany ery: tsy hisy nofo hanam-pi-
hiavanana.
13 Vary nafafiny, fa tsilo no ho jinjany:
nampahori-tena, tsy hahasoa, izareo; ary
hampahamenatra azy ny vokatrareo, noho
ny firehetany ny fahatezerany Iehôvah.
14 Izany no itenenany Iehôvah ny fire-
nen-dratsy rehetra manakeky Ahy, izay
manendry ny lova izay nampandovaiko ny
oloko Isiraely; Indro, hanongotry ireny
amy ny taniny Aho, ka hanongotry ny
mpianakaviny Ioda eo aminy ireny Aho.
15 Ary rehefa nanongotra azy Aho, dia
hiverina Aho, ka hamindra-fo aminy, ary
samy hampodiko ho amy ny lovany, sy
ho amy ny taniny avy, izareo.
16 Ary raha hianatra dia hianatry ny là-
lany ny oloko ireny, hianiana amy ny ana-
rako hoe, Raha velona koa Iehôvah, tahaky
ny nampianarany ny oloko hianiana aminy
Bala; dia hatsangana eo afovoany ny oloko
ireny.
17 Fa raha tsy mihaino izareo, dia ho fon-
gorako tokoa, ka haringiako izany firenen'
izany, hoy Iehôvah.

## TOKO XIII.

**Izany** no lazainy Iehôvah tamiko, Mande-
hana, ka vidio fisikinana hariry madinikia
ho anao, ka asikino ny vanianao, fa aza
asiana eo anaty rano iny.
2 Dia nividy fisikinana araky ny teniny
Iehôvah aho, ka nisikiny *iny* tamy ny va-
niako aho.
3 Dia nankeo amiko fahindroa ny teniny
Iehôvah, ka nanao hoe;
4 Ento ny fisikinana izay no vidinao, izay
nisikinany ny vanianao, ary mitsangàna,
mandehana any Firata, ka afeno eo an-dava-
-bato iny.
5 Dia nandeha aho, ka nafeniko teo ani-
lany Firata iny, araky ny nandidiany Iehô-
vah ahy.
6 Ary, rehefa afaka andro maro, hoy
Iehôvah tamiko, Mitsangàna, mandehana
any Firata, ary alao eo ny fisikinana izay
nasaiko hafeninao eo.
7 Dia nankany Firata aho, ka no hadiko,

dia nalaiko ny fisikinana tamy ny fitoe-
rana izay nanafenako iny; ary, indro, efa
lo ny fisikinana; tsy azo hatao inon' in-
tsony iny.
8 Dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah,
ka nanao hoe;
9 Izany no lazainy Iehôvah, Hataoko lo
tahaky izany ny fireharehany ny Ioda, sy
ny halehibeny ny fireharehany Ieriosalema:
10 Ireo olon-dratsy ireo, izay tsy nety ni-
haino ny teniko, izay nandeha araky ny
haditry ny fony, ka nanaraka andriamani-
-kafa mba hanompo ireny, sy hivavaka
aminy, dia hanahaky io fisikinan' io, izay
tsy azo hatao inon' intsony.
11 Fa tahaky ny fisikinana mirekitra
amy ny vanian' olona, no nampireketako
tamiko ny mpianakaviny Isiraely rehetra,
sy ny mpianakaviny Ioda rehetra, hoy Ie-
hôvah, mba ho olona, sy anarana, sy dera,
ary voninahitra, ho Ahy ireo; kanjo tsy
nety nihaino izareo.
12 Dia ho lazainao aminy ireny izany
teny izany, Izany no lazainy Iehôvah An-
driamanitry ny Isiraely, Ho fenoin-divay
ny tavoahangy rehetra: ary hilaza aminao
izareo, Tsy fantatray tokoa va fa ho fenoin-
-divay ny tavoahangy rehetra?
13 Dia ho lazainao aminy kosa, Izany no
lazainy Iehôvah, Indro, hataoko ho leony
dia leony ny mponina rehetra aminy io tany
io, dia ny mpanjaka mandimby, izay mipe-
traka eo ambony ny lapany Davidy, sy ny
mpisorona, sy ny mpaminany, ary ny mpo-
nina rehetra any Ieriosalema.
14 Ary hampifandavo ny olona, dia ny
ray sy ny zanaka, Aho, hoy Iehôvah: tsy
hiantra Aho, na hitsitsy, na hamindra-fo, fa
handringiany ireny.
15 —Mandrenesa, ka mihainoa; aza
miavonavona; f' Iehôvah miteny.
16 Omeo voninahitra ho any Iehôvah
Andriamanitrareo, dieny tsy mbola hasiany
ny maizina, ary dieny tsy mbola ho tafinto-
hina ambony ny tendrombohitra maizina ny
tongotrareo, ka hampodiny ho aloky ny fa-
hafatesana ny mazava, ka hataony ho maizin'
indrindra, raha miandry iny hianareo.
17 Fa raha tsy hihaino izany hianareo,
dia hitomany eo amy ny mangingina ny fa-
nahiko, noho ny fireharehanareo; ary hito-
many dia hitomany ny masoko, ka hitso-
riaka ny ranomaso, satria nentin-ko-babo
ny ondriny Iehôvah.—
18 Lazao amy ny andria-manjaka, sy
amy ny vady manjaka, Manetre-tena, mi-
petraha; fa haetry ny fiandriananareo, dia
ny halazany ny satro-boninahitrareo.
19 Ny tanàna atsimo harindrina, ka tsy
hisy hamoha: Ioda ho entin-ko-babo izy
rehetra, ho entin-ko-babo avokoa izareo.
20 Atopazy ny masonareo, k' izahao izay
avy any avaratra: aiza ny ondry izay no-
mena anao, ny ondrinao tsara-tarehy?
21 Inona no ho lazainao, raha hampijaly
anao Izy? fa hianao nampianatry ireny ho
kapiteny, mpifehy anao: tsy hahatratra anao
va tahaky ny vehivavy miteraka ny fam-
pahoriana?
22 Ary raha manao anakam-po hoe hia-
nao, Nahoana no nanjo ahy ireo zavatr'
ireo? Ny habeny ny helokao nananga-
nany ny sisin-dambanao; *sy* nanisian-doza
ny ombelahin-tongotrao.
23 Ny Etiopia mahova hoditra, sa ny biby
misoratsoratra *mahova* soratra va? raha
izany izy, dia mahazo manao tsara koa hia-
nareo, izay efa tamana manao ratsy.
24 Dia hampiely ireny tahaky ny vodi-
-vary izay entin-drivotra any an-efitra Aho.
25 Izany no latsa-batonao, ny anjaran'oha-
trao avy amiko, hoy Iehôvah; satria efa
nanadino Ahy hianao, ka natoky ny laingia.
26 Ary Izaho hanangany ny sisin-damba-
nao ho amy ny tavanao, mba hisehoany ny
henatrao.
27 Efa hitako ny fijangajanganao sy ny
filanao, ny halotony ny fisintahanao any
ambony ny tanety maro any an-tsaha, dia
ny fahavetavetanao. Mahita loza hianao,
ry Ieriosalema ô! tsy hatao madio hianao!
mandra-pahoviana v'izany?

## TOKO XIV.

Ny teniny Iehôvah izay nankeo aminy Ie-
remia, milaza ny mosary:
2 Mitomany ny Ioda, ary malahelo ny
vavahadiny; efa mainty hatramy ny tany
ireny; ary efa niakatra ny fitarainany ny
Ieriosalema.
3 Ary ny andriandahiny naniraky ny za-
nani-madinikia hankany amy ny rano: nan-
kany amy ny fantsakana izareo, tsy nahita
rano izareo; niverina nitondra ny sininy
foana izareo; menatra sy very hevitra, ka
nisaron-doha izareo.
4 Satria nangentana ny tany, fa tsy nila-

tsaka ny ranonorana tamy ny tany, efa me-
natra ny mpiasa-tany, nisaron-doha izareo.
5 Eny, raha niteraka tany an-tsaha hiany
ny biby diera, dia nandao *iny* izy, satria
tsy nisy ahitra.
6 Ary ny ampondra dia nijanona teo amy
ny tany avo, nifoka ny rivotra izareo, tahaky
ny amboan' ala: jambajamba ny masony,
satria tsy nisy ahitra.
7 Iehôvah ô, na dia miampanga anay ny
helokay, atavy noho ny anaranao: fa maro
ny fihiemoranay; efa nanota taminao iza-
hay.
8 Ry fanantenany ny Isiraely, ry Mpa-
monjy azy eo amy ny andro fahoriana, na-
hoana no manjary vahiny eo amy ny tany
Hianao, ary manjary mpandeha izay mivily
handry indrai-alina Hianao?
9 Nahoana no manjary olona talanjona
Hianao, manjary olo-mahery tsy mahavonjy
Hianao? kanefa eo afovoanay hiany Hia-
nao, Iehôvah ô, ary ny anaranao iantsoana
anay; aza mandao anay.
10 —Izany no itenenany Iehôvah ireo
olon' ireo, Toy izany nitiavany ireny mire-
nireny, ny tongony tsy mba narovany, koa
tsy mba hankasitrahany Iehôvah izareo;
ankehitriny hahatsiaro ny helony Izy, ka
hampijaly ny fahotany.
11 Dia hoy Iehôvah tamiko, Aza manga-
taka hitahy ireo olon' ireo hianao.
12 Raha mifady izareo, tsy hihaino ny
fitarainany Aho; ary raha manolotra fa-
natitra hodorana sy fanalamboady izareo,
tsy hankasitraky ireny Aho: fa ny saba-
tra, sy ny mosary, ary ny aretin-dratsy han-
daniako ireny.
13 Dia hoy izaho, Indrisy, ry Iehôvah
Andriamanitra! indro, ny mpaminany mi-
laza aminy ireny, Tsy hahita ny sabatra
hianareo, ary tsy hisy mosary eo aminareo;
fa hampiadana anareo tokoa aminy io tany
io Aho.
14 Dia hoy Iehôvah tamiko, Laingia
aminaniany ny mpaminany amy ny ana-
rako: tsy naniraky ireny, na nandidy ireny,
na niteny taminy ireny Aho: fanindriman-
dry mandaingia, sy fisikiana, sy zava-
-poana, ary ny famitahany ny fony, no vi-
naniany ireny aminareo.
15 Koa izany ilazany Iehôvah ny mpa-
minany izay maminany amy ny anarako,
ka tsy mba naniraky ireny Aho, na dia
manao hoe izareo, Tsy hisy sabatra sy mo-
sary eo aminy io tany io: sabatra sy mo-
sary handaniany ireny mpaminany ireny.
16 Ary ny olona izay nilazany ny fami-
naniany, hariana eny an-dàlam-be any Ierio-
salema noho ny mosary sy ny sabatra; ary
tsy hisy handeviny ireny, dia ireny, *na* ny
vadiny, na ny zanani-lahy, na ny zanani-
-vavy: fa hampilatsaky ny fanahi-ratsiny
aminy ireny Aho.
17 Ary ho lazainao aminy ireny izany
teny izany; Aoky hitsoriaka ny ranoma-
soko andro aman' alina, ary aoky tsy hi-
tsahatra ireny; satria efa torotoro dia toro-
toro indrindra ny mpitovo zanaka-vavy,
oloko, tamy ny famelezana mafy indrin-
dra.
18 Raha mivoaka any an-tsaha aho, dia
indry ny matin-tsabatra! ary raha miditra
any an-tanàna aho, dia indry ny marary
mosary! fa ny mpaminany sy ny mpisorona
koa mandeha hankany amy ny tany izay
tsy fantany.
19 —Efa narianao tokoa v' Ioda? efa
halany ny fanahinao v' i Ziôna? nahoana no
namely anay Hianao, ka tsy mety sitrana
izahay? niandry fihiavanana izahay, fa
tsy misy soa; ary andro mahasitrana, f' in-
dry fahoriana!
20 Iehôvah ô, maneky ny fanahi-ratsinay,
dia ny heloky ny razanay, izahay: f' efa
nanota taminao izahay.
21 Aza manary Hianao, noho ny anara-
nao, aza manala-baraka ny lapany ny vo-
ninahitrao: tsarovy, aza mampitsoaky ny
fanekenao aminay.
22 Misy va eo amy ny zava-poany ny
firenen-tsamihafa mahampilatsaka ranono-
rana? sa mahampilatsaka ranonorana mi-
vatravatra va ny lanitra? tsy Hianao va
no Izy, ry Iehôvah, Andriamanitray? dia
hanantena Anao izahay; fa nanao izany
rehetr' izany Hianao.

## TOKO XV.

Dia hoy Iehôvah tamiko, Na dia nijanona
teo anatrehako i Mose sy Samioela aza, tsy
mety ho aminy ireo olon' ireo ny saiko:
esory eo imasoko, ka avelao hivoaka
ireo.
2 Ary raha tàhiny manao aminao hoe
izareo, Hivoaka aiza izahay? dia hataonao
aminy hoe, Izany no lazainy Iehôvah;
Izay ho amy ny fahafatesana, dia ho

amy ny fahafatesana; ary izay ho amy ny sabatra, dia ho amy ny sabatra; ary izay ho amy ny mosary, dia ho amy ny mosary; ary izay ho babo, dia ho babo.
3 Dia hampilatsaka zavatra efa-doha aminy Aho, hoy Iehôvah: ny sabatra hamono, ary ny amboa hamiravira, ary ny vorona eo amy ny lanitra, sy ny biby eo amy ny tany, handany sy handringiana.
4 Ary hampifindrafindraiko ireny ho amy ny fanjakan-drehetra any ambony ny tany, noho izay nataony Manase, zanaky Hezekia, mpanjaka any Ioda, tany Ieriosalema.
5 F' iza no hiantra anao, ry Ieriosalema? sa iza no hitomany anao? sa iza no hivily hanao tsara hiany aminao?
6 Efa nahafoy Ahy hianao, hoy Iehôvah, efa nianotra hianao: koa hahinjitro ny tànako hanohitra anao, ka handringiana anao Aho; sasatra manenina Aho.
7 Ary sahafa hanofako ireny eo am-bavahadiny ny tany; dia hampanjahi-janaka, handringiany ny oloko Aho; tsy niala tamy ny làlany izareo.
8 Mihiamaro amiko mihoatra noho ny fasikia amy ny ranomasina ny mpitondra-tenany: entiko aminy ireny antoandro zatovo mpamabo ny reny: mampilatsaka tahotra sy horohoro aminy iny tampoka Aho.
9 Reraka izay niteraka fito: efa niala--aina izy; nilentikia ny masoandrony raha mbola antoandro: efa menatra, ka nangaihay izy: ary ny sisa eo aminy ireny hatolotro ho any ny sabatra eo anoloany ny fahavalony, hoy Iehôvah.
10 —Mahita loza aho, ry reniko, fa naterakao aho ho mpiady sy mpifanditra amy ny tany rehetra! tsy mba nampanàna vola na nanàna vola aho: samy manozona ahy izy rehetra.
11 Hoy Iehôvah, Nalefako tokoa ho soa aman-tsara hianao; nasesiko tokoa ny fahavalo hanisy soa anao amy ny andro ratsy, sy amy ny andro fahoriana.
12 —Misy mahavaky ny vy, dia ny vy avaratra, sy ny varahina, va?
13 Ny fanananao sy ny harenao hatolotro ho babo tsy vola tsy harena, fa satria ny fahotan-drehetra nataonao, eny, teo amy ny fari-taninao rehetra.
14 Ary hampandeha *anao* hiaraka amy ny fahavalonao Aho, ho any amy ny tany izay tsy fantatrao; fa mirehitra eo amy ny fahatezerako ny afo; handoro anareo iny.
15 —Iehôvah ô, fantatrao; tsarovy aho, ka vangio aho, ary ampijalio ny mpanenjikia ahy; noho ny fahari-ponao, aza manesotra ahy: fantaro fa Hianao niaretako fanaratsiana.
16 Efa hita ny teninao, ka niteliny ireny aho; ary fifaliana sy faharavoravoany ny foko ho ahy ny teninao: fa ny anaranao iantsoana ahy, ry Iehôvah Andriamanitra, Tompony ny maro.
17 Tsy nipetraka, na nifaly teo amy ny fihaonany ny mpaneso aho; nipetraka mitokana aho noho ny tànanao: fa nameno ahy fahatezerana Hianao.
18 Nahoana no maharitra mandrakariva ny aretiko, ary mihiady ny feriko, tsy mety sitrana? hanahaky ny mpandaingia amiko tokoa, sa ny rano mitsahatra, va Hianao?
19 Koa izany no lazainy Iehôvah, Raha miverina hianao, dia hampiverina anao Aho; hijanona eo anatrehako hianao: ary raha mampisaraky ny tsara amy ny ratsy hianao, dia hanahaky ny vavako hianao: aoky hiverina ho aminao izareo, fa aza miverina ho any aminy hianao.
20 Dia hataoko rova varahina mifefy hianao aminy ireo olon' ireo: ary hiady aminao izareo, fa tsy haharesy anao izareo: fa momba anao hamonjy anao sy hanafaka anao Aho, hoy Iehôvah.
21 Dia hanafaka anao amy ny tànany ny ratsi-fanahy Aho, ka hamonjy anao amy ny tànany ny loza-be.

## TOKO XVI.

DIA nankeo amiko ny teniny Iehôvah, ka nanao hoe,
2 Aza mampaka-bady hianao, na manan--janaka-lahy sy zanaka-vavy, eo aminy io tany io.
3 F' izany ilazany Iehôvah ny zanaka--lahy sy ny zanaka-vavy izay teraka eo aminy io tany io, ary ny reniny, izay miteraky ireny, sy ny rainy, izay mahary ireny, eo aminy io tany io;
4 Hiala-aina amy ny fahafatesana mahory izareo; tsy mba hisaonana izareo, ary tsy mba halevina izareo; ho zezikia ambony ny tany izareo; ary ho lany sabatra sy mosary izareo; ary ny fatiny ho haniny ny vorona eo amy ny lanitra, sy ny biby eo amy ny tany.

5 F' izany no lazainy Iehôvah; Aza miditra any an-trano fisaonana hianao, ary aza mandeha hisaona, na mitomany ireny, hianao: f' efa nesotro ny fihiavanako taminy ireo olon' ireo, hoy Iehôvah, dia fiantràna sy famindram-po.
6 Ary hiala-aina eo aminy io tany io ny lehibe sy ny kely: tsy mba halevina ireny, ary tsy mba hisaonan' olona ireny, ary tsy hisy hiteti-koditra, na hihiety, noho ireny.
7 Ary tsy hisy handidy hena-maty ho any ireny, mba hampianiny ireny amy ny maty; ary tsy hisy hampisotro ireny amy ny kapoaka mahafaly noho ny rainy, sa ny reniny.
8 Ary aza miditra amy ny trano fanasana hianao, mba hipetraka eo aminy ireny, hihinana sy hisotro.
9 F' izany no lazainy Iehôvah, Tompony ny maro, Andriamanitry ny Isiraely; Indro, hatsahatro aminy io tany io eo imasonareo, sy amy ny andronareo, ny feo mahafaly, sy ny feo maharavoravo, ny feony ny mpampakatra, sy ny feony ny ampakarina.
10 Ary raha hambaranao izany teny rehetr' izany aminy ireo olon' ireo, ka hanao aminao hoe izareo, Nahoana no milaza izany ratsy lehibe rehetr' izany hanjo anay Iehôvah? sa inona no helokay? sa inona no otanay izay nataonay taminy Iehôvah Andriamanitray?
11 Dia hataonao aminy ireo hoe, Satria nahafoy Ahy ny razanareo, hoy Iehôvah, ka lasa nanaraky ny andriamani-kafa, ary nanompo ireny, sy nivavaka taminy, ary nahafoy Ahy, ka tsy nitandriny ny lalàko;
12 Ary efa nanao ratsy bebe kokoa hianareo kosa noho ny razanareo: f' indro, samy manaraky ny haditry ny fony ratsy avy hianareo rehetra, ka tsy mihaino Ahy hianareo.
13 Dia ho roahiko hiala aminy io tany io hianareo, ho any amy ny tany izay tsy fantatrareo, na hianareo, na ny razanareo; any hanompoanareo ny andriamani-kafa andro aman' alina; fa tsy mba hiantra anareo Aho.
14 Kanefa, indro, ho avy ny andro, hoy Iehôvah, ka tsy hatao intsony hoe, Velona Iehôvah, Izay nampiakatry ny zanaky Isiraely tamy ny tany Ejipity;
15 Fa, Velona Iehôvah, Izay nampiakatry ny zanaky Isiraely avy tamy ny tany avaratra, sy tamy ny tany rehetra izay efa nandroahany azy: ary hampody azy Aho, ho any amy ny taniny, izay nomeko ny razany.
16 Indro, hampaka mpamovo maro Aho, hoy Iehôvah, ka hamovo ireny izareo; ary eo aoriana, dia hampaka mpihiaza maro Aho, ka hihiaza ireny eny an-tendrombohitra rehetra, sy eny an-tanety rehetra, ary eny an-dava-bato maro.
17 Fa ny masoko eo amy ny làlan-kalehany: tsy miafina amy ny tavako izareo, ary tsy miafina amy ny masoko ny fahotany.
18 Ary am-boalohany hamaliako avy roa heny ny helony, sy ny fahotany; satria efa nandoto ny taniko izareo: efa nameno ny lovako tamy ny fatin-java-dratsiny, sy ny zava-betavetany, izareo.
19 Iehôvah ô, ry heriko, sy aroko, ary fiereko amy ny andro fahoriana, hankeo aminao avy amy ny vazan-tany ny firenen--tsamihafa, ka hanao hoe, Efa nandova laingia tokoa, zava-poana, ary ny tsi-mahasoa, ny razanay.
20 Hanao andriamanitra ho an-tena va ny olona, kanjo tsy Andriamanitra ireny?
21 Koa, indro, hampahafantatry ireny izao indrai-mandeha izao Aho, hampahafantatry ireny ny tànako, sy ny heriko, Aho: ary hahalala izareo f' Iehôvah no anarako.

## TOKO XVII.

Fanoratam-by, dia hombon-tsy, nanoratany ny heloky ny Ioda; voa soritra teo amy ny latabatry ny fony, sy teo amy ny tandroky ny fivoadiana, iny;
2 Raha mahatsiaro ny fivoadiany, sy ireny Asitaritany eo anilany ny hazo maitso any an-tanety avo, ny zanany.
3 Ry tendrombohitro any an-tsaha, hatolotro ho babo ny fanananao, *sy* ny harenao rehetra, *ary* ny fitoeran' avonao, noho ny fahotana eo amy ny fari-taninao rehetra.
4 Ary hianao no hampialana anao amy ny lovanao izay nomeko anao; ary hampanompoiko anao ny fahavalonao eo amy ny tany izay tsy fantatrao: f' efa

nampirehitr' afo teo amy ny fahatezerako
hianareo; hirehitra mandrakizay iny.
5 Izany no lazainy Iehôvah; Hozonina
ny olona izay matoky olona, ary manao
nofo ho sandriny, ka miala aminy Iehôvah
ny fony.
6 Fa hanahaky ny anjavidy any an-efitra
izy, ka tsy hahita raha avy ny soa; fa
honina eo amy ny tany karankaina any an-
-efitra izy, eo amy ny tanim-panasina izay
tsy onenana.
7 Finaritra ny olona izay matoky any Ie-
hôvah, ary Iehôvah no fanantenany.
8 Fa hanahaky ny hazo nambolena teo
amoron-drano, izay mamaka eo anilany ny
ony, izy, ka tsy hahita raha avy ny hain'
andro, fa ho maitso ny raviny; ary tsy
hanahy raha mihiantona ny andro, ary tsy
hitsahatra hamoa iny.
9 Mamitaka mihoatra noho ny zava-dre-
hetra ny fo, ary ratsy indrindra iny: iza no
mahalala iny?
10 Izaho Iehôvah mandiniky ny fo, mi-
zaha-toetry ny voa Aho, mba hanome ny
olon-drehetra araky ny làlan-kalehany, dia
araky ny vokatry ny asany.
11 *Manahaky* ny tsipoy mikiotrikia, ka
tsy manatody, ny mihiary harena, ka tsy
amy ny rariny; handao iny eo an-tenaten'
andronу, ka ho adala any am-parany izy.
12 Lapa avo malaza hatramy ny voalo-
hany ny fitoerany ny fahamasinantsikia.
13 —Iehôvah no fanantenany ny Isi-
raely; ho menatra izay rehetra mahafoy
Anao, ary ho soratana eo amy ny tany
izay miala amiko, satria efa nahafoy any
Iehôvah, loharano velona, izareo.
14 Iehôvah ô, sitrano aho, dia ho sitrana
aho; vonjeo aho, dia ho vonjena aho: fa
Hianao no ho deraiko.
15 Indro, hoy izareo tamiko, Aiza ny te-
niny Iehôvah? aoka ho avy ankehitriny
iny.
16 F' izaho, tsy nidodododo mba tsy ho
mpitandrina hanaraka Anao aho: ary tsy
naniry ny andro mandoza aho; Hianao ma-
hafantatra; teo anatrehanao izay navoaky
ny molotro.
17 Aoky tsy hampatahotra ahy Hianao:
Hianao no fanantenako amy ny andro ma-
hory.
18 Aoka ho menatra izay manenjikia
ahy, fa aza avela ho menatra aho: aoka
hangaihay izareo, fa aza avela hangaihay
aho: ento ny andro mahory aminy izeny,
ka ravao amy ny fandravana avy roa
heny.

19 —Izany no lazainy Iehôvah tamiko;
Mandehana, ka mijanòna eo am-bavaha-
diny ny zanaky ny olona, izay idirany
ny mpanjaka any Ioda, sy izay ivoahany,
ary eo am-bavahady rehetra any Ieriosa-
lema;
20 Ka lazao aminy hoe, Mihainoa ny
teniny Iehôvah, hianareo mpanjaka any
Ioda, sy ny Ioda rehetra, ary ny monina
rehetra any Ieriosalema, izay miditra eo
aminy ireo vavahady ireo:
21 Izany no lazainy Iehôvah; Tandre-
mo-tena hianareo, ka aza mitondra entana
amy ny andro sabata hianareo, na mam-
piditry *iny* eo am-bavahadiny Ieriosalema;
22 Ary aza mamoaka entana amy ny
tranonareo amy ny andro sabata, na manao
zavatra akory hianareo, fa hasino ny an-
dro sabata araky izay nandidiako ny raza-
nareo.
23 Fa tsy nihaino izareo, na nanongilan-
-tsofina, fa nanamafy hatoka izareo, ka
tsy nihaino, na nandray anatra izareo.
24 Ary raha tàhiny hihaino dia hihaino
Ahy hianareo, hoy Iehôvah, ka tsy ham-
piditra entana eo am-bavahadiny io tanàn'
io amy ny andro sabata, fa hahamasiny ny
andro sabata, ka tsy hanao zavatra akory
aminy iny, hianareo;
25 Dia hiditra eo am-bavahadiny io ta-
nàn' io ny mpanjaka mandimby, sy ireny
andriana, mipetraka eo ambony ny la-
pany Davidy, mandeha eo anaty kalesy, sy
mitaingin-tsoavaly, izareo, sy ny andriany,
ny lehilahy any Ioda sy ny monina any
Ieriosalema: dia hitoetra mandrakizay io
tanàn' io.
26 Ary hisy avy amy ny tanàna maro
any Ioda, sy amy ny tany manodidina any
Ieriosalema, sy amy ny tany Beniamina,
sy amy ny tany lemaka, sy amy ny ten-
drombohitra, ary amy ny tany atsimo,
mitondra fanatitra hodorana, sy fanalam-
boady, sy fanatitra ho hanina, sy zava-
-manetona, ka mitondra fanatitra fiderana,
ho any an-tranony Iehôvah.
27 Fa raha tàhiny tsy hihaino Ahy haha-
masiny ny andro sabata hianareo, mba tsy hi-
tondra entana raha miditra amy ny vavaha-
diny Ieriosalema amy ny andro sabata; dia

hampirehitr' afo eo am-bavahadiny Aho,
ary handevony ny valamena any Ieriosalema
iny, ka tsy ho vonoina.

## TOKO XVIII.

NY teny izay nankeo aminy Ieremia avy
taminy Iehôvah, manao hoe;
2 Mitsangàna, ka midìna any an-tranony
ny mpanefi-vilany, ary any hampandrenesako
anao ny teniko.
3 Dia nidina tany an-tranony ny mpanefi-vilany
aho, ary, indro, vato roa nanavany
asa.
4 Ary efa simba ny vilany nataony tahaky
ny tani-manga teo an-tànany ny mpanefi-vilany:
dia nanao iny ho vilany hafakoa
indray izy, araky izay tiany ny mpanefi-vilany
hatao.
5 Dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah,
ka nanao hoe,
6 Ry mpianakaviny Isiraely, tsy mahay
manao aminareo v' Aho tahaky io mpanefi-vilany
io? hoy Iehôvah. Indro, eo an-tànako
hianareo, ry mpianakaviny Isiraely,
tahaky ny tani-manga eo an-tànany
ny mpanefi-vilany.
7 Raha tàhiny hilaza firenena sy fanjakana
Aho, hamongotra, sy handrava, ary
handringiana;
8 Ka hiala amy ny fanahi-ratsiny izany
firenen' izany, izay nitenenako, dia hanenény
ny ratsy izay no heveriko hatao aminy
Aho.
9 Ary raha tàhiny hilaza firenena sy fanjakana
Aho, hanao-trano sy hamboly;
10 Ka hanao ratsy eo imasoko iny, ka
tsy hihaino ny feoko, dia haneniny ny soa
izay no lazaiko hahasoa azy Aho.
11 Ary andeha ankehitriny, lazao amy
ny olony Ioda, ary amy ny monina any Ieriosalema,
hoe, Izany no lazainy Iehôvah;
Indro, mamorona ratsy hamely anareo
Aho, ka manao saina hamely anareo: samia
miala hianareo rehetra ankehitriny
amy ny làlany ratsy, ka atavy ho tsara ny
làlanareo sy ny asanareo.
12 Ary hoy izareo, Tsy misy fanantenana;
fa handeha araky ny fihieveranay izahay,
ary samy hanao araky ny haditry ny fony
ratsy avy izahay rehetra.
13 Koa izany no lazainy Iehôvah; Manontania
ankehitriny eo amy ny firenen-tsamihafa,
iza no nandre zavatra toy izany?
zava-mandoza indrindra nataony Isiraely
mpitovo-vavy.
14 Hitsahatra va ny oram-panala any
Lebanôna amy ny vatolampiny ny sahako?
ho maina va ny rano mangatsiaka mandriaka
avy amy ny fitoerana hafa?
15 Kanefa nanadino Ahy ny oloko, nandoro
ny zava-manetona ho any ny zava-poana
izareo, ary nisy nampahatafintohiny
ireny teo amy ny làlany, ho afaka amy
ny fahaleha ela, mba handeha amy ny
aleha, dia amy ny làlana tsy voa voatra;
16 Hanao ny taniny ho fandravana *sy*
ho fisiahana mandrakariva: ho gaga izay
rehetra mandalo eo, ka hanifikifi-doha.
17 Hampiely ireny eo anoloany ny fahavalo
Aho toy amy ny rivotra avy any atsinanana;
ny lamosina, ka tsy ny tava hasehoko
aminy ireny amy ny androny ny fahoriany.
18 —Dia hoy izareo, Andeha isikia, ary
aoka hanao saina hamely any Ieremia isikia;
fa tsy ho very ny lalàna afaka amy
ny mpisorona, na ny saina afaka amy ny
hendry, na ny teny afaka amy ny mpaminany:
andeha, ary aoka hamely vava azy
isikia, ary aoky tsy hihaino ny teniny
akory isikia.
19 Mandrenesa ahy, Iehôvah ô, ary mihainoa
ny feony izay manohi-teny ahy.
20 Ny ratsy va hamaliany ny soa? f' efa
nihiady lavaka ho any ny fanahiko izareo.
Tsarovy fa nijanona teo anatrehanao hilaza
ny mahasoa ireny aho, mba hampiala ny
fahatezeranao aminy.
21 Koa atolory ny zanany ho amy ny
mosary, ary aoka ho lany ny herin-tsabatra
ireny, ary aoka hanjahi-janaka, sy
ho mpitondra-tena, ny vadiny; ary aoka
ho vonoina ny lehilahiny; aoka ho matin-tsabatra
eo amy ny ady ny zatovony.
22 Aoka ho re fitarainana avy amy ny tranony,
raha ho entinao tampoka ny miaramila
hamely ireny: f' efa nihiady lavaka
hisambotra ahy izareo, ary nanafina fandrikia
hahazo ny tongotro izareo.
23 Kanefa Hianao, Iehôvah, mahalala
ny fisainany rehetra hamonoana ahy:
aza mamela ny helony, na mamono ny
fahotany eo anatrehanao, fa aoka havadikia
eo anatrehanao izareo; atavy *izany*
aminy amy ny androny ny fahatezeranao.

## TOKO XIX.

IZANY no lazainy Iehôvah, Mandehana, ka
vidio tavoahangy amy ny mpanefi-vilany,
ary *analao* ny anti-panahy amy ny olona,
sy ny anti-panahy amy ny mpisorona;
2 Ka mivoaha hankany an-dohasahany
ny zanaky Hinoma, izay eo amy ny vava-
hady fidirana atsinanana, ka torio eo ny
teny izay hambarako anao;
3 Ka atavy hoe, Mihainoa ny teniny Ie-
hôvah hianareo, ry mpanjaka any Ioda, ary
hianareo, ry mponina any Ieriosalema;
Izany no lazainy Iehôvah Tompony ny
maro, Andriamanitry ny Isiraely: Indro,
hampidi-doza aminy io tany io Aho; izay
rehetra mandre izany, dia hangintsingin-
tsina ny sofiny.
4 Satria efa nahafoy Ahy izareo, k' efa
nandoto io tany io, ary efa nandoro zava-ma-
netona teo ho any ireo andriamani-kafa,
izay tsy fantany, na ny razany, na ny mpan-
jaka any Ioda, ary efa nameno io tany io
tamy ny rany ny marina;
5 Ary efa nanao fitoeran' avo ho any
Bala izareo, mba handoroany ny zanany
amy ny afo ho fanatitra hodorana ho any
Bala, izay tsy no didiako, na no lazaiko,
na efa omby an-tsaiko akory;
6 Koa, indro, ho avy ny andro, hoy Iehô-
vah, izay tsy hanavany io fitoeran' io intsony
hoe, i Tofeta, na i Lohasahany ny zanaky
Hinoma, f' i Lohasaha famonoana.
7 Ary ho foanako ny fisainany ny Ioda
sy ny Ieriosalema eo aminy io fitoeran' io;
ary hampandavo ireny ny sabatra, sy ny tà-
nany izay mitady ny ainy, eo anoloany ny
fahavalony Aho: ary ny fatiny homeko ho
haniny ny vorona eo amy ny lanitra, sy ny
biby eo amy ny tany.
8 Dia hataoko ho fahagagana sy ho fisia-
hana io tanàn' io; ho gaga sy hisiaka izay
rehetra mandalo eo, noho ny fahoriany re-
hetra.
9 Ary hampihinaniko ny nofony ny za-
nani-lahy, sy ny nofony ny zanani-vavy,
ireny, ary samy hihinany ny nofony ny sa-
kaizany avy izareo, eo amy ny fahirano, sy
ny fanerena izay hanereny ny fahavalony,
sy ny mitady ny ainy, azy.
10 Dia ho vakinao ny tavoahangy eo ima-
sony ny olona izay miaraka aminao;
11 Ka ho lazainao aminy ireo, Izany
no lazainy Iehôvah Tompony ny maro;
Ho vakiko tahaky izany ireo olon' ireo, sy
io tanàn' io, dia tahaky ny famaky ny
vilaniny ny mpanefy, izay tsy azo hamboa-
rin' intsony: ary hisy halevina any Tofeta
mandra-pa-tsi-hisy fitoerana handevina.
12 Izany no hanavako io fitoeran' io, sy
ny mponina eo, hoy Iehôvah, dia hataoko
tahaka any Tofeta io tanàn' io.
13 Ary ny trano any Ieriosalema, sy ny
tranony ireo mpanjaka any Ioda, izay
voa loto, hanahaky ny fitoerana Tofeta, dia
ny trano izay nandoroany zava-manetona
teo ambony ny tafon-trano rehetra ho any
ny eo amy ny lanitra rehetra, sy nanidi-
nany fanatitr' aidina ho any ireo andria-
mani-kafa.
14 Dia avy Ieremia tany Tofeta, izay na-
nirahany Iehôvah azy haminany; dia nija-
nona teo anatiny ny kianjany ny tranony
Iehôvah, ka nilaza tamy ny olon-drehetra
izy,
15 Izany no lazainy Iehôvah Tompony
ny maro, Andriamanitry ny Isiraely; In-
dro, hampidi-doza aminy io tanàn' io, sy
amy ny zana-bohiny rehetra, Aho, dia ny
loza rehetra izay nitenenako ireny, satria
nanamafy hatoka izareo, ka tsy nihaino ny
teniko.

## TOKO XX.

ARY Pasiora, zanaky Imera, mpisorona,
izay efa mpanapaka lehibe teo amy ny tra-
nony Iehôvah, nandre fa naminany ireo teny
ireo Ieremia.
2 Dia namely any Ieremia, mpaminany, i
Pasiora, ka nataony teo amy ny boloky
izay teo am-bavahady Beniamina ambony,
izay teo anilany ny tranony Iehôvah.
3 Ary nony ampitso, dia navoaky Pasiora
tamy ny boloky Ieremia. Dia hoy Iere-
mia taminy, Tsy nataony Iehôvah ny ana-
ranao hoe, i Pasiora, f' i Magora-misa-
biba.
4 F' izany no lazainy Iehôvah, Indro,
hataoko ho horohoro ho an-tena, sy ny sa-
kaizanao rehetra, hianao; ary ho lavony ny
sabatry ny fahavalony izareo, ary ny ma-
sonao hahita; ary hatolotro ny Ioda rehe-
tra any an-tànany ny mpanjaka any Babi-
lona, dia ho entiny ho babo any Babi-
lona izareo, ka ho vonoiny amy ny sabatra
izareo.
5 Dia hatolotro koa ny hery rehetra

aminy io tanàn' io, sy ny vokatry ny asany
rehetra, ary ny zava-tsoa rehetra eo; ary
ny mety ho maintimolaly ny mpanjaka any
Ioda hatolotro any an-tànany ny fahavalo-
ny, izay hamabo ireny, sy hisambotry ireny,
ary hitondra ireny ho any Babilona.
6 Ary hianao, i Pasiora, sy izay rehetra
mitoetra eo an-tranonao, ho lasa ho babo:
ary hankany Babilona hianao, dia maty
any hianao, ka halevina any hianao, sy ny
sakaizanao rehetra, izay nilazanao ny fa-
minanianao mandaingia.
7 —Iehôvah ô, efa nampaneky ahy Hia-
nao, dia naneky aho: naherihery kokoa no-
ho izaho Hianao, ka naharesy: efa fihio-
mehezana isan' andro aho; samy mana-
raby ahy izy rehetra.
8 Fa fony niteny aho, dia nitaraina aho,
niantso loza sy roba aho: satria efa fana-
ratsiana sy fanesoana ahy isan'andro ny te-
niny Iehôvah.
9 Dia hoy izaho, Tsy mba hanonona Azy
aho, na hiteny amy ny anarany intsony.
Fa *ny teniny* teo am-poko nanahaky ny
afo mirehitra, nikiry teo anatiny ny tao-
lako, ary sasatra miaro-tena aho, ka tsy
tantiko.
10 Fa nandre ny fanompany ny maro
aho, dia fampatahorana manodidina. To-
rio, *hoy izareo,* dia ho torinay izany. Ny
olon-drehetra mihiavana amiko miandry
ahy handringia, *hoe,* Angamba ho taomina
izy, dia haharesy azy isikia, ka ho valian-
tsikia ratsy izy.
11 F' Iehôvah momba ahy tahaky ny le-
hilahy mahery mampatahotra: koa ho tafin-
tohina ny mpanenjikia ahy, ka tsy haha-
resy izareo: ho menatr' indrindra izareo;
fa tsy hanambina izareo: hisy henatra
mandrakizay, tsy hadinoina tsy akory.
12 Fa Hianao, Iehôvah ô, Tompony ny
maro, Izay mizaha-toetry ny marina, mi-
jery ny voa sy ny fo, aoka ho hitako ny
fampijalianao ireny: fa taminao nalahatro
ny teniko.
13 Mihirà ho any Iehôvah, miderà any
Iehôvah hianareo: f' efa namonjy ny ainy
ny malahelo tamy ny tànany ny mpanao-
-ratsy Izy.

14 —Aoka hozonina ny andro izay nahi-
tako masoandro; aoky tsy ho tahina ny
andro izay niterahany ny reniko ahy.
15 Aoka hozonina ny olona izay nitondra
teny tamy ny raiko, ka nanao hoe, Tera-
-dahy hianao; ka nampifaly dia nampifaly
azy.
16 Aoky izany lehilahy izany hanahaky
ny tanàna izay no ravany Iehôvah, ary tsy
nanenina Izy: aoky izy handre fitarainana
nony maraina, ary fidradradradrana nony
antoandro;
17 Satria tsy mba namono ahy teo am-
-bohoka Izy: k' efa ho fasako ny reniko,
ka ho lehibe mandrakariva ny kibony.
18 Nahoana no nivoaka tany an-kibo aho,
hahita fahoriana, sy alahelo, mba ho lany
henatra ny androko?

## TOKO XXI.

Ny teny izay nankeo aminy Ieremia avy
taminy Iehôvah, raha nirahiny Zedekia
mpanjaka i Pasiora, zanaky Malikia, sy
Zefania, zanaky Maseia, mpisorona, han-
kany aminy, hanao hoe,
2 Masìna hianao, manontania aminy Ie-
hôvah ho anay; fa miady aminay i Nebio-
kadrezara mpanjaka any Babilona; an-
gamba hataony Iehôvah aminay araky ny
asany rehetra mahagaga, mba hiakarany
hiala aminay.
3 Ary hoy Ieremia taminy izy roa lahy,
Izany no ho lazainareo aminy Zedekia:
4 Izany no lazainy Iehôvah, Andriama-
nitry ny Isiraely; Indro, haveriko ny fia-
diana izay eo an-tànanareo, izay iadianareo
amy ny mpanjaka any Babilona sy ny
Kalidia, izay manao fahirano anareo eo ive-
lany ny rova, ary hanangony ireny ho eo
afovoany io tanàn' io Aho.
5 Ary tànana ahinjitra sy sandry mahery,
dia fahatezerana, sy fahavinirana, ary fahate-
zerana mirehitr' indrindra, hiadiako, Izaho
tena, aminareo.
6 Ary hamely ny monina eo aminy io
tanàn' io, na olona, na biby, Aho; ho lany
ny aretin-dratsy mandoza izareo.
7 Ary rehefa afak' izany, hoy Iehôvah,
dia hatolotro i Zedekia, mpanjaka any Ioda,
sy ny mpanompo azy, ambany ny vahoaka,
ary izay sisa mitoetra eo aminy io tanàn'
io, tsy lany ny aretin-dratsy, ny sabatra, ary
ny mosary, ho any an-tànany Nebioka-
drezara, mpanjaka any Babilona, sy ho any
an-tànany ny fahavalony ireny, ary ho any
an-tànany izay mitady ny ainy ireny; ary
hamely ireny amy ny lelan-tsabatra izy;

tsy hitsitsy ireny izy, na hiantra, na hamin-
dra-fo.
8 Ary ho lazainao aminy ireo olon' ireo,
Izany no lazainy Iehôvah; Indro, apetrako
eo alohanareo ny làlana mahavelona, sy ny
làlana mahafaty.
9 Dia matiny ny sabatra, sy ny mosary,
ary ny aretin-dratsy, izay mitoetra eo
aminy io tanàn' io; f' izay mivoaka ka
latsaka homba ny Kalidia izay manao fahi-
rano anareo, ho velona izy, ary ho babo ho
an-tena ny ainy.
10 Fa nasiako ny tavako hanohitry io ta-
nàn' io, mba haharatsy, ka tsy hahasoa,
hoy Iehôvah: hatolotra any an-tànany ny
mpanjaka any Babilona iny, ka hodorany
amy ny afo.
11 Ary *lazao* amy ny mpianakaviny ny
mpanjaka any Ioda *hoe*, Mihainoa ny te-
niny Iehôvah hianareo;
12 Ry mpianakaviny Davidy, izany no
lazainy Iehôvah, Mitsarà marina isa-ma-
raina, ary mamonje ny voa babo amy ny
tànany ny mpamabo, fandroa hivoaka ta-
haky ny afo ny fahavinirako, ka hirehitra,
ka tsy hisy hamono, noho ny haratsiny
ny ataonareo.
13 Indro, manohitra anao Aho, ry mpo-
nina any an-dohasaha, vatolampy any an-
-tany lemaka, hoy Iehôvah; izay manao
hoe, Iza no hidina hamely antsikia? sa
iza no hiditra eo amy ny fonenantsikia?
14 Fa hampijaly anareo araky ny voka-
try ny asanareo Aho, hoy Iehôvah: ary ham-
pirehitr' afo eo anatiny ny alany Aho, ka
handany ny zava-drehetra manodidina iny.

## TOKO XXII.

IZANY no lazainy Iehôvah; Midìna any
an-tranony ny mpanjaka any Ioda, ary to-
rio any io teny io,
2 Ka atavy hoe, Mihainoa ny teniny Ie-
hôvah, ry mpanjaka any Ioda, izay mipe-
traka eo ambony ny lapany Davidy, hia-
nao, sy ny mpanomponao, ary ny olo-
nao, izay miditra eo aminy ireo vavahady
ireo:
3 Izany no lazainy Iehôvah; Manava
fitsarana sy fahamarinana hianareo, ary
mamonje ny voa babo amy ny tànany ny
mpamabo; ary aza manao ratsy, aza ma-
nao an-kery amy ny vahiny, ny kamboty,
na ny mpitondra-tena, ary aza mandatsaka
ra marina eo aminy io tany io hianareo.
4 Fa raha manao izany zavatr' izany to-
koa hianareo, dia hiditra eo aminy ireo va-
vahadiny io trano io ny mpanjaka maro
mipetraka mandimby any Davidy, eo am-
bony ny lapany, mandeha eo anaty kalesy,
ary mitaingin-tsoavaly, izy rehetra, sy ny
mpanompony, ary ny olony.
5 Fa raha tsy mihaino ireo teny ireo hia-
nareo, Izaho tena ianiako, hoy Iehôvah, fa
ho rava io trano io.
6 F' izany no lazainy Iehôvah amy ny
mpianakaviny ny mpanjaka any Ioda;
Efa i Gileada *sy* tendrony Lebanôna ho
Ahy hianao; hataoko ho efitra tokoa hia-
nao, dia ho tanàna tsy onenana ireo.
7 Ary hanendry mpandrava hamely anao
Aho, samy mitondra ny fiadiany avy izy
rehetra: ary hijinja ny hazo sederanao finan-
tina izareo, ka hariany eo anatiny ny
afo.
8 Ary handalo io tanàn' io ny firenena
maro, ary samy hilaza amy ny namany
avy izareo, Nahoana no nanao izany ta-
miny io tanàn-dehibe io Iehôvah?
9 Dia hatao hoe, Satria nahafoy ny fa-
nekeny Iehôvah Andriamaniny izareo, ka
nivavaka tamy ny andriamani-kafa, sy na-
nompo ireny izareo.
10 Aza mitomany ny maty hianareo, na
misaona azy: mitomania dia mitomania
izay mandeha hianareo: fa tsy hiverin'
intsony izy, na hahita ny tany nahabe azy.
11 F' izany ilazany Iehôvah any Saloma,
zanaky Iosia, mpanjaka any Ioda, izay
nanjaka nandimby any Iosia, rainy, izay
nivoaka taminy io tany io; Tsy hiverina
any intsony izy;
12 Fa ho maty eo amy ny tany izay ni-
tondrany azy ho babo izy, ka tsy hahita io
tany io intsony izy.
13 Mahita loza izay manao ny tranony
amy ny tsi-marina, sy ny tranony miefitre-
fitra amy ny fitaka; izay mampiasa ny na-
many, tsy mandoa karama, na manefa ny
tambin'asany;
14 Izay manao hoe, Izaho hanao trano
malalaka ho ahy, sy trano miefitrefitra le-
hibe; ary izay manisy varavaran-kely ho
an-tena; dia misarona hazo sedera, ka
asian-doko menamena iny!
15 Hanjaka va hianao, satria mirindrina
hazo sedera hianao? tsy nihinana sy niso-
tro, ary nanao fitsarana sy fahamarinana,
va ny rainao, k' efa soa aman-tsara izy?

16 Nanome rariny ny malahelo sy ny ma-
hantra izy, dia soa aman-tsara izy; tsy fa-
halalana Ahy v' izany? hoy Iehôvah.
17 Kanefa ny hihitrao hiany, sy ny fan-
datsahana ra marina, ary ny fanavan-doza,
sy an-kery, no iriny ny masonao sy ny fo-
nao hatao.
18 Koa izany itenenany Iehôvah any Ie-
hoiakima, zanaky Iosia mpanjaka any Ioda;
Tsy hisy hisaona azy, *hoe*, Indrisy rahala-
hy! sa, Indrisy ranabavy! Tsy hisy hisao-
na azy, *hoe*, Indrisy tompo ô! sa, Indrisy
ny voninahiny!
19 Halevina izy tahaky ny fandeviny ny
ampondra; ho sarihina, ka hariana eo ive-
lany ny vavahadiny Ieriosalema izy.
20 Miakara any Lebanôna, ka mitarainà;
ary manandrata ny feonao any Basana, ka
mitarainà any Abarima: f' efa naringiana
izay rehetra tia anao.
21 Niteny taminao Aho, raha niadana hia-
nao; hoy hianao, Tsy mba hihaino aho.
Izany no fanaonao hatramy ny fahazazanao,
fa tsy mba nihaino ny feoko hianao.
22 Ny rivotra handany izay rehetra mi-
tandrina anao, ka lasa ho babo izay tia
anao: dia ho menatra, ka ho very hevitra
hianao, noho ny ratsy rehetra nataonao.
23 Ry mponina any Lebanôna, izay ma-
nao akany eo amy ny hazo sedera, hanao
ahoana ny alahelonao, raha manjo anao ny
fanaintainana; dia ny fanaintainaim-behi-
vavy raha miteraka!
24 Raha velona koa Aho, hoy Iehôvah,
na dia fera eo an-tànako ankavanana i
Konia, zanaky Iehoiakima, mpanjaka any
Ioda, dia hamongotra anao any Aho.
25 Ary hatolotro hianao ho any an-
-tànany izay mitady ny ainao, ary ho any
an-tànany izay atahoranao ny tavany, dia
any an-tànany Nebiokadrezara, mpanjaka
any Babilona, sy any an-tànany ny Ka-
lidia.
26 Dia handroaka anao, sy ny reninao
izay niteraka anao, Aho, ho any amy ny
tany hafa izay tsy nahabe anareo; ary ho
maty any hianareo.
27 Fa tsy hiverina izareo, ho any amy ny
tany izay tiany hiverenany.
28 Sampy torotoro tevatevaina v' io lehi-
lahy Konia io? fanaka izay tsy tiana v' izy?
nahoana no nariana ireny, izy sy ny zanany,
ka no roahina ho any amy ny tany izay
tsy fantany?
29 Ry tany, tany, tany, mihainoa ny te-
niny Iehôvah.
30 Izany no lazainy Iehôvah, Soraty
io lehilahy io tsy mana-mpandimby, lehi-
lahy tsy ambinina amy ny androny: fa tsy
hisy lehilahy avy amy ny zanany hambi-
nina, hipetraka eo ambony ny lapany Da-
vidy, sy hanjaka any Ioda intsony.

## TOKO XXIII.

Mahita loza ny mpiandry izay mandrin-
giana sy mampiely ny ondriny ny famaha-
nako! hoy Iehôvah.
2 Koa izany itenenany Iehôvah, Andria-
manitry ny Isiraely, ny mpiandry izay ma-
mahany ny oloko; Efa nampiely ny on-
driko hianareo, ary nandroaky ireny han-
deha, ka tsy mba no vangianareo ireny:
indro, hamangy anareo Aho noho ny ha-
ratsiny ny ataonareo, hoy Iehôvah.
3 Ary ny ondriko sisa hangoniko avy
amy ny tany rehetra izay nandroahako
ireny, ka ho entiko ho any amy ny fisoko-
ny indray; ary hihiamaro sy hitombo iza-
reo.
4 Ary hasiako mpiandry izay hamahany
ireny; ary tsy mba hatahotra, na hangai-
hay intsony ireny, ary tsy hisy diso aminy
ireny, hoy Iehôvah.
5 Indro, ho avy ny andro, hoy Iehôvah,
izay hananganako Sampana marina ho any
Davidy, ary mpanjaka hanjaka sy hanam-
bina, ary hanao fitsarana, sy fahamarinana,
eo amy ny tany.
6 Ny Ioda ho vonjena eo amy ny an-
drony, ary ny Isiraely hitoetra tsy manan'
ahiahy, ary itoy no anarany izay hanavana
azy hoe, Iehôvah Fahamarinantsikia.
7 Koa, indro, ho avy ny andro, hoy Iehô-
vah, ka tsy hatao intsony hoe, Velona Iehô-
vah, Izay nampiakatry ny zanaky Isiraely
tamy ny tany Ejipity:
8 Fa, Velona Iehôvah, Izay nampiakatra,
sy nitari-dàlana ny zanaky ny mpianakavi-
ny Isiraely avy tamy ny tany avaratra, sy ta-
my ny tany rehetra izay efa nandroahako
azy; dia hitoetra eo amy ny taniny iza-
reo.
9 Torotoro ato anatiko ny foko noho
ireny mpaminany; mihiozongozona ny tao-
lako rehetra; manahaky ny olona mamo
aho, eny, manahaky ny olona izay efa re-
sen-divay aho, noho Iehôvah, ary noho ny
teniny masina.

10 F' efa feno mpijangajangana ny tany;
fa misaona ny tany noho ny ozona; efa mai-
na ny ahitra any an-efitra, ary efa ratsy ny
làlan-kalehany, ka tsi-marina ny heriny.
11 Fa samy efa ratsy hiany ny mpami-
nany, sy ny mpisorona; eny, teo an-tra-
noko nahitako ny fanahi-ratsiny, hoy Ie-
hôvah.
12 Koa ny làlan-kalehany hanahaky ny
malama eo amy ny maizina; ho roahina
handroso izareo, ka ho lavo eo: fa hampi-
di-doza aminy Aho, dia ny taonany ny fa-
mangiany ireny, hoy Iehôvah.
13 Ary efa hitako fahadalana teo amy ny
mpaminany any Samaria; naminany ny
aminy Bala izareo, ka nampandiso ny olo-
ko, Isiraely.
14 Ary efa hitako zava-betaveta teo amy
ny mpaminany any Ieriosalema; manin-
taka izareo, ka lasa manaraky ny laingia;
ary mampahery ny tànany ny mpanao-ratsy
izareo, ka tsy misy miala amy ny ratsy na-
taony: samy manahaka any Sodoma ami-
ko izy rehetra, ary manahaka any Gomora
ny monina eo.
15 Koa izany itenenany Iehôvah Tom-
pony ny maro ireny mpaminany: Indro,
hampihinany ireny zava-mangidy, sy ham-
pisotro ireny rano afero Aho; f' ireny
mpaminany any Ieriosalema nivoahany ny
fanompana ho any amy ny tany rehetra.
16 Izany no lazainy Iehôvah Tompony
ny maro, Aza mihaino ny teniny ny mpa-
minany izay maminany aminareo: manada-
la anareo izareo: miteny ny fanindriman-
driny ny fony izareo, tsy navoaky ny va-
vany Iehôvah.
17 Izareo milaza dia milaza hiany aminy
izay manevateva Ahy, Efa nataony Iehô-
vah hoe, Hanam-pihiavanana hianareo; ary
hoy izareo aminy izay rehetra mandeha
araky ny haditry ny fony, Tsy hisy ratsy
hanjo anareo.
18 F' iza no nijanona teo amy ny fisainany
Iehôvah, ka nahita sy nandre ny teniny?
iza no nitandriny ny teniny, ka nihaino?
19 Indro, mivoaka amy ny fahatezera-
na ny rivotry Iehôvah, dia tafio-drivotra:
hianjera mafy amy ny lohany ny ratsi-fana-
hy iny.
20 Tsy hiala ny fahatezerany Iehôvah
mandra-pahefany, ary mandra-pahavitany
ny fihieverany ny fony: ho fantatrareo ma-
rimarina izany amy ny andro farany.
21 Tsy naniraky ny mpaminany Aho, ka-
nefa nihiazakazaka hiany izareo: tsy niteny
taminy Aho, kanefa naminany hiany izareo.
22 Fa raha tàhiny nijanona teo amy ny
fisainako izareo, ka nampandre ny oloko ny
teniko, efa hampiala azy amy ny làlany ra-
tsy, sy ny haratsiny ny ataony, izareo.
23 Andriamanitra akeky v' Aho, hoy Iehô-
vah, ka tsy Andriamanitra eny lavitr' eny
koa?
24 Misy va mahafin-tena eo amy ny
fierena, ka tsy hitako izy? hoy Iehôvah.
Tsy mameno ny lanitra sy ny tany v' Aho?
hoy Iehôvah.
25 Efa reko izay no lazainy ny mpami-
nany, izay maminany laingia amy ny ana-
rako, hoe, Efa nanonofy aho, efa nanono-
fy aho.
26 Mandra-pahoviana no hitoerany iny eo
am-pony ny mpaminany izay maminany
laingia? izay maminany ny famitahany ny
fony;
27 Izay mihievitra hampanadino ny oloko
ny anarako, noho ny nofiny izay no lazainy
izy rehetra amy ny namany avy, tahaky ny
nanadinoany ny razany ny anarako, noho i
Bala?
28 Ny mpaminany izay manonofy, aoky
hilaza nofy izy; ary izay manany ny teniko,
aoky hilaza marimarina ny teniko izy.
Inona va ny ampombo raha hoharina amy
ny vary? hoy Iehôvah.
29 Tsy tahaky ny afo va ny teniko, hoy
Iehôvah, ary tahaky ny tantànana mamaky
ny vatolampy?
30 Koa, indro, manohitry ireny mpami-
nany Aho, hoy Iehôvah, fa samy manga-
latry ny teniko amy ny namany avy izy
rehetra.
31 Indro, manohitry ireny mpaminany
Aho, hoy Iehôvah, izay manao vava male-
faka, ka manao hoe, Hoy Izy.
32 Indro, manohitry izay maminany nofy
mandaingia Aho, hoy Iehôvah, ary izay
milaza ireny, sy ny laingiany, ary ny za-
va-poany, ampandisoany ny oloko; kanefa
tsy mba naniraky ireny, na nandidy ireny
Aho: koa tsy hahasoa ireo olon' ireo tsy
akory izareo, hoy Iehôvah.
33 Ary raha manontany anao ireo olon'
ireo, sa mpaminany, sa mpisorona, ka ma-
nao hoe, Inona no entany Iehôvah? dia
ho lazainao aminy ireny hoe, Entan' inona?
dia hahafoy anareo Aho, hoy Iehôvah.

34 Ary ny amy ny mpaminany, sy ny mpisorona, ary ny vahoaka, izay hanao hoe, Ny entany Iehôvah, dia hampijaly izany olon' izany, sy ny eo an-tranony, Aho.

35 Izany ho lazainareo rehetra amy ny namany avy, sy amy ny rahalahiny avy, Inona no navaliny Iehôvah? ary, Inona no nambarany Iehôvah?

36 Ary ny entany Iehôvah tsy ho tononinareo intsony: fa ny teniny ny olon-drehetra samy ho entany hiany; ary hianareo efa namadiky ny tenin' Andriamanitra mahavelona, Iehôvah Tompony ny maro, Andriamanitsikia.

37 Izany no ho lazainao amy ny mpaminany, Inona no navaliny Iehôvah taminao? ary, Inona no nambarany Iehôvah?

38 Fa sangy hoy hianareo, Ny entany Iehôvah; koa izany no lazainy Iehôvah; Satria milaza io teny io hianareo, Ny entany Iehôvah, k' efa naniraka taminareo Aho, manao hoe, Aza manao hoe hianareo, Ny entany Iehôvah;

39 Koa, indro, Izaho, hanadino dia hanadino anareo Aho, ary hahafoy anareo, sy ny tanàna izay nomeko anareo, sy ny razanareo, Aho, ho afaka eo anatrehako.

40 Ary hampidirako aminareo ny ozona mandrakizay, sy henatra mandrakariva izay tsy ho hadinoina.

## TOKO XXIV.

Iehôvah naneho ahy, ary, indro, haron-droa feno voara napetraka teo anoloany ny tempoliny Iehôvah, rehefa no baboiny Nebiokadrezara, mpanjaka any Babilona, Iekonia, zanaky Iehoiakima mpanjaka any Ioda, sy ny andriandahiny Ioda, ambany ny mpandrafitra sy ny mpanefy, tany Ieriosalema, ka nentiny ho any Babilona izareo.

2 Voara tsara indrindra ny harona anankiray, dia tahaky ny voara masaka voalohany: ary voara ratsy indrindra ny harona hafakoa, izay tsy azo ho hanina noho ny haratsiny.

3 Dia hoy Iehôvah tamiko, Inona no hitanao, ry Ieremia? Ary hoy izaho, Voara; ny voara tsara, dia tsara indrindra; ary ny ratsy, dia ratsy indrindra, izay tsy azo ho hanina noho ny haratsiny.

4 Dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah, ka nanao hoe,

5 Izany no lazainy Iehôvah, Andriamanitry ny Isiraely: Tahaky ireo voara tsara ireo no hanekeko izay voa babo tany Ioda, izay efa no roahiko taminy io tany io ho any amy ny taniny ny Kalidia, mba hahatsara.

6 Fa hampitoeriko ny masoko aminy hahatsara, ka hampodiko any aminy io tany io izareo: ary hatsangako izareo, ka tsy ho ravako; ary hamboleko izareo, ka tsy ho fongorako.

7 Ary homeko fo hahalala Ahy izareo, f' Izaho no Iehôvah: ary izareo ho oloko, ary Izaho ho Andriamaniny: fa hiverina ho amiko amy ny fony rehetra izareo.

8 Tahaky ireo voara ratsy kosa izay tsy azo ho hanina noho ny haratsiny; izany tokoa no lazainy Iehôvah, Tahaky izany no hanolorako any Zedekia, mpanjaka any Ioda, sy ny andriandahiny, ary ny olona sisa any Ieriosalema izay mitoetra eo aminy io tany io, sy izay monina eo amy ny tany Ejipity:

9 Ary hatolotro ireny hifindrafindra any amy ny fanjakan-drehetra any ambony ny tany, haharatra, ho afa-baraka, sy ho ohabolana, ho latsa, sy ho ozona, eo amy ny tany rehetra izay handroahako ireny.

10 Ary hateriko ny sabatra, ny mosary, ary ny aretin-dratsy, eo aminy ireny, mandra-pahalany eo amy ny tany izay nomeko ireny sy ny razany.

## TOKO XXV.

Ny teny izay nankeo aminy Ieremia milaza ny olon-drehetra any Ioda, tamy ny fahefatra taonany Iehoiakima, zanaky Iosia, mpanjaka any Ioda, izany no voalohan-taonany Nebiokadrezara, mpanjaka any Babilona;

2 Izany *teny* izany no lazainy Ieremia mpaminany, tamy ny olon-drehetra any Ioda, sy tamy ny mponina rehetra any Ieriosalema, hoe:

3 Hatramy ny fahatelo amby ny folo taonany Iosia, zanaky Amôna, mpanjaka any Ioda, ka hatramy ny andro any, izany no fahatelo amby roa-polo taona, nankanesany ny teniny Iehôvah taty amiko, sy nitenenako taminareo, raha nifoha maraina, ka niteny aho; fa tsy nihaino hianareo.

4 Ary Iehôvah efa naniraky ny mpaminany, mpanompony rehetra, hankany aminareo, mifoha maraina, ka maniraky hiany; fa tsy nihaino hianareo, na nanongilan-tsofina hihaino.

5 Hoy izareo, Samia miala amy ny là-
lany ratsy, sy amy ny ratsy ataonareo avy,
hianareo rehetra, ka mitoera eo amy ny tany,
izay efa nomeny Iehôvah anareo, sy ny
razanareo, ho mandrakizay dia mandra-
kizay:
6 Ary aza mandeha hanaraky ny andria-
mani-kafa, hanompo ireny, sy hivavaka
aminy, ary aza mampahatezitra Ahy amy
ny asany ny tànanareo; ary tsy handratra
anareo Aho.
7 Kanefa tsy mba nihaino Ahy hianareo,
hoy Iehôvah; fa nampahatezitra Ahy tamy
ny asany ny tànanareo hamohetra hia-
nareo.
8 Koa izany no lazainy Iehôvah Tom-
pony ny maro; Satria tsy nihaino ny te-
niko hianareo,
9 Indro, haniraka, ka haka ny firenen-
-drehetra any avaratra, sy Nebiokadrezara,
mpanjaka any Babilona, mpanompoko,
Aho, hoy Iehôvah, dia ho entiko ireny ha-
mely io tany io, sy ny mponina eo, ary ireo
firenen-drehetr' ireo manodidina, ary harin-
giako ireny, ka hataoko ho fahagagana,
sy fisiahana, ary fandravana mandraki-
zay, ireny.
10 Ary ny feo mahafaly, sy ny feo ma-
haravoravo, ny feony ny mpampakatra, sy
ny feony ny ampakarina, ny fingadonga-
dony ny vato fitotoana, sy ny fahazavany
ny jiro, ho foanako aminy ireny.
11 Ary ho fandravana *sy* ho fahagaga-
na io tany rehetr' io, ary hanompo ny
mpanjaka any Babilona fito-polo taona ireo
firenen' ireo.
12 Ary rehefa tapitra ny fito-polo taona,
dia hampijaliko ny mpanjaka any Babilo-
na, sy izany firenen' izany, ary ny taniny
ny Kalidia, noho ny helony, hoy Iehô-
vah; dia hataoko ho fandravana mandraki-
zay iny.
13 Dia ho tanterahiko aminy io tany io
ny teniko rehetra izay nitenenako iny, dia
izay rehetra voa soratra teo aminy itoy
boky itoy, izay no vinaniany Ieremia, ha-
mely ny firenen-drehetra.
14 Fa ny firenen-tsamihafa sy mpanjaka
lehibe maro hampanompo ireny koa; ary
ho valiako ireny araky ny asany, ary
araky ny ataony ny tànany.
15 F' izany no lazainy Iehôvah, Andria-
manitry ny Isiraely, tamiko; Raiso amy ny
tànako ny kapoaky ny divainy io fahateze-
rana mirehetr' io, ka ampisotroy io ny
firenen-drehetra izay hanirahako anao.
16 Ary hisotro izareo, dia hirepirepy, ka
ho very saina, noho ny sabatra izay hateri-
ko eo aminy.
17 Dia nandray ny kapoaka tamy ny tàna-
ny Iehôvah aho; ka nampisotroiko ny fire-
nen-drehetra izay nanirahany Iehôvah ahy:
18 Ny Ieriosalema sy ny tanàna rehetra
any Ioda, ary ny mpanjaka mandimby eo
*sy* ireny andriandahiny, mba hataoko ho
fandravana, ho fahagagana, ho fisiahana,
ary ho fanozonana, ireny, toy ny amy ny
andro any;
19 I Farao, mpanjaka any Ejipity, sy ny
mpanompony, sy ny andriandahiny, ary
ny olony rehetra;
20 Ary ny olona mihiaroharo rehetra, sy
ny mpanjaka rehetra eo amy ny tany Ioza,
ary ny mpanjaka rehetra eo amy ny tany
Filisitia, sy Asikelôna, sy Gaza, sy Ekirô-
na, ary ny olona sisa any Asidôda;
21 Ny Edoma, sy ny Moaba, ary ny za-
naky Amona;
22 Ary ny mpanjaka rehetra any Toro,
sy ny mpanjaka rehetra any Zidôna, ary
ny mpanjaka rehetra eo amy ny tany any
an-dafiny ny ranomasina;
23 Ny Dedana, sy ny Tema, sy ny Bioza,
ary izay rehetra mihiety somotra;
24 Ary ny mpanjaka rehetra any Arabia,
sy ny mpanjaka rehetra amy ny olona mi-
hiaroharo, izay mitoetra any an-efitra;
25 Ary ny mpanjaka rehetra any Zimiry,
sy ny mpanjaka rehetra any Elama, ary ny
mpanjaka rehetra any Media;
26 Ary ny mpanjaka rehetra any avara-
tra, na lavitra, na akeky, samy miaraka
avokoa, ary ny fanjakan-drehetra aminy
izao tontolo izao, izay any ambony ny tany;
ary ny mpanjaka any Sesaka hisotro mana-
rakaraky ireny.
27 Dia ho lazainao aminy ireny, Izany no
lazainy Iehôvah Tompony ny maro, An-
driamanitry ny Isiraely; Misotroa hiana-
reo, ary mamoa, ary mandoava, ary mian-
jerà, ary aza miarin' intsony, noho ny saba-
tra izay hateriko eo aminareo.
28 Ary raha tàhiny handà handray ny
kapoaka amy ny tànanao ho sotroina izareo,
dia ho lazainao aminy, Izany no lazainy
Iehôvah Tompony ny maro; Hisotro dia
hisotro hianareo.
29 F' indro, vao manisy ratsy amy ny

tanàna izay antsoina amy ny anarako Aho,
ary tsy hampijalina tsy akory va hianareo?
Tsy maitsy hampijalina hianareo; fa hiantso sabatra hamely ny mponina rehetra eo amy ny tany Aho, hoy Iehôvah Tompony ny maro.
30 Ary maminania ireo teny rehetr' ireo
aminy ireny hianao, ka atavy aminy hoe, Iehôvah hirohondrohona any ambony, ka hamoaky ny feony amy ny fonenany masina; hirohondrohona dia hirohondrohona ambony ny fonenany Izy: hanakora hamely ny mponina rehetra eo amy ny tany, tahaky izay manitsaka voaloboka, Izy.
31 Handeha hatramy ny farany ny tany
ny loza; fa manan'ady amy ny firenena maro Iehôvah, hiady teny amy ny nofo rehetra Izy; hanolotry izay ratsi-fanahy ho any ny sabatra Izy, hoy Iehôvah.
32 Izany no lazainy Iehôvah Tompony
ny maro, Indro, hivoaka ny ratsy mifindrafindra amy ny firenen-tsamihafa, ary tafio-drivotra mahery hatsangana avy amy ny faritry ny tany.
33 Ary ny matiny Iehôvah aminy izany
andro izany hihiatramy ny farany ny tany ety, ka hihiatramy ny farany ery: tsy mba hisaonana izareo, na hangonina, na halevina; ho zezikia any ambony ny tany izareo.
34 Midradradradrà hianareo, ry mpiandry,
ka mitarainà hianareo; ary mihiosinkosena *lavenona* hianareo, ry mpitandriny ny ondry; fa tonga ny androny ny famonoana anareo, sy ny fampielezana anareo; ary hianjera tahaky ny lovia tiana hianareo.
35 Ary tsy hahita izay handosirana ny
mpiandry, na izay hahafahana ny mpitandriny ny ondry.
36 Indrisy ny feony ny fitarainany ny
mpiandry, sy ny fidradradradrany ny mpitandriny ny ondry! f' efa sinimbany Iehôvah ny ahitra haniny.
37 Ary efa ravany ny firehetany ny fahatezerany Iehôvah ny fonenana miadana.
38 Efa nandao ny fierena tahaky ny liona
Izy: efa foana tokoa ny taniny ireny, satria masiaka ny mpampahory, ary satria mirehitra ny fahatezerany.

## TOKO XXVI.

Dia avy taminy Iehôvah izany teny izany,
raha vao nanjaka Iehoiakima zanaky Iosia, mpanjaka any Ioda, ka nanao hoe,
2 Izany no lazainy Iehôvah; Mijanòna
eo an-kianjany ny tranony Iehôvah, ka lazao amy ny tanàna rehetra any Ioda, izay avy hivavaka eo an-tranony Iehôvah, ny teny rehetra izay nandidiako anao hiteny aminy; aza mamela teny na iray akory:
3 Angamba hihaino izareo, ary samy hiala
amy ny làlany ratsy avy izareo; dia hanenenako ny ratsy izay no heveriko hataoko aminy noho ny haratsiny ny ataony.
4 Ary ho lazainao aminy ireo hoe, Izany
no lazainy Iehôvah; Raha tsy hihaino Ahy hianareo, mba hanaraky ny lalàko, izay napetrako teo anatrehanareo,
5 Mba hihaino ny teniny ny mpaminany,
mpanompoko, izay nirahiko taminareo, raha nifoha maraina, ka naniraky *ireny* Aho, fa tsy nihaino hianareo;
6 Dia hataoko io trano io tahaka any Silo,
ary io tanàn' io hataoko ho fanozonana ho any ny firenen-drehetra any ambony ny tany.
7 Ary ny mpisorona, sy ny mpaminany,
ary ny olon-drehetra, nandre any Ieremia niteny ireo teny ireo teo an-tranony Iehôvah.
8 Ary rehefa vitany Ieremia ny filazany
izay rehetra efa nandidiany Iehôvah ho teneniny amy ny olon-drehetra, dia nisambotra azy ny mpisorona, sy ny mpaminany, ary ny olon-drehetra, ka nanao hoe, Maty dia maty hianao.
9 Nahoana no naminany tamy ny anarany
Iehôvah hianao, ka nanao hoe, Hanahaka any Silo io trano io, ary ho foana io tanàn' io, ka tsy hisy mponina eo? Ary ny olon-drehetra niangona hanohitra any Ieremia teo an-tranony Iehôvah.
10 Rehefa nandre izany zavatr' izany ny
andriandahiny Ioda, dia niakatra tamy ny tranony ny mpanjaka, hankany an-tranony Iehôvah, ka nipetraka teo amy ny vavahady vaovao, fidirana ho any *an-tranony* Iehôvah, izareo.
11 Dia niteny ny mpisorona sy ny mpaminany
tamy ny andriandahy, sy tamy ny olon-drehetra, ka nanao hoe, Tokony ho vonoin' io lehilahy io; f' efa naminany hamely io tanàn' io araky izay efa reny ny sofinareo.
12 Dia niteny Ieremia kosa tamy ny an-
driandahy rehetra, sy tamy ny olon-drehetra, ka nanao hoe, Iehôvah naniraka ahy ha-

minany ny teny rehetra izay efa renareo,
miteny io trano io sy io tanàn' io.
13 Ary ankehitriny, amboary ny làlanareo
sy ny asanareo, ary henoy ny feony Iehôvah,
Andriamanitrareo; ary Iehôvah haneniny
ny ratsy izay nitenenany anareo.
14 Ary izaho, indro, eo an-tànanareo aho;
atavy amiko izay tsara sy marina eo imasonareo.
15 Kanefa fantaro marimarina, raha tàhiny
ho vonoinareo aho, dia ho entinareo
tokoa ra marina ho aminareo, sy ho aminy
io tanàn' io, ary ho aminy ireo monina eo:
f' Iehôvah naniraka ahy tokoa hankany
aminareo, hilaza eo an-tsofinareo ireo teny
rehetr' ireo.
16 Dia hoy ny andriandahy sy ny olon-drehetra
tamy ny mpisorona, sy tamy ny
mpaminany; Tsy tokony ho vonoina tsy
akory io lehilahy io; fa ny anarany Iehôvah
Andriamanitsikia no nitenenany tamintsikia.
17 Dia nitsangana ny loholona sasany
amy ny tany, ary niteny tamy ny olon-drehetra
tafangona, ka nanao hoe,
18 I Mika Môrasa naminany tamy ny androny
Hezekia, mpanjaka any Ioda, ary niteny
tamy ny olon-drehetra any Ioda, ka
nanao hoe, Izany no lazainy Iehôvah Tompony
ny maro; I Ziôna ho hadina tahaky
ny saha, ary Ieriosalema ho fandravana
mitambatra, ary ny tendrombohitry ny tempoly
ho fitoeran' avo an-ala.
19 Namono azy akory v' i Hezekia,
mpanjaka any Ioda, sy ny Ioda rehetra?
tsy natahotra any Iehôvah, ka nifona taminy
Iehôvah v' izy; ka naneniny ny ratsy
izay nitenenany ireny Iehôvah? koa hasiantsikia
ratsy lehibe amy ny fanahintsikia.
20 Ary nisy lehilahy koa izay naminany
tamy ny anarany Iehôvah, dia Ioria, zanaky
Semaia any Kiriata-iearima, ary izy naminany
hamely io tanàn' io sy hamely io
tany io, araky ny teny rehetra nataony
Ieremia:
21 Ary rehefa reny Iehoiakima, mpanjaka,
sy ny olony mahery rehetra, ary ny
andriandahy rehetra, ny teniny, dia nitady
hamono azy ny mpanjaka: fa rehefa nandre
Ioria, dia natahotra izy, ka nandositra,
ka nankany Ejipity:
22 Ary nanirak' olona hankany Ejipity
Iehoiakima mpanjaka, dia i Elinatana, zanaky
Akibôra, sy ny olona sasany hiaraka
azy, hankany Ejipity.
23 Dia nampivoaka any Ioria taminy Ejipity
izareo, ka nitondra azy tany aminy
Iehoiakima mpanjaka; izay namono azy tamy
ny sabatra, ka natsipiny ny fatiny tany
am-pasan' olona.
24 Kanefa nomba any Ieremia ny tànany
Ahikama, zanaky Safana, mba tsy hatolotra
izy any an-tànany ny olona hamonoany azy.

## TOKO XXVII.

Raha vao nanjaka Iehoiakima, zanaky Iosia,
mpanjaka any Ioda, dia nankeo aminy
Ieremia izany teny izany, avy taminy Iehôvah,
ka nanao hoe,
2 Izany no lazainy Iehôvah tamiko; Manava
famatorana sy fitondrana ho anao, ka
asivy amy ny vozonao ireny.
3 Ka atero ireny any amy ny mpanjaka any
Edoma, sy ny mpanjaka any Moaba, sy ny
mpanjaky ny zanaky Amona, sy ny mpanjaka
any Toro, ary ny mpanjaka any Zidôna,
ho entiny ny tànany ireo iraka izay
mankany Ieriosalema ho any aminy Zedekia,
mpanjaka any Ioda;
4 Ary mandidia azy hanao amy ny tompony
hoe, Izany no lazainy Iehôvah Tompony
ny maro, Andriamanitry ny Isiraely;
Izany no ho lazainareo amy ny tomponareo;
5 Izaho, ny heriko lehibe sy ny sandriko
ahinjitra nanavako ny tany, *sy* ny olona,
ary ny biby izay eo ambony ny tany, ka
nomeko ireny ho any izay tiako.
6 Ary ankehitriny, efa natolotro ireo tany
rehetr' ireo tany an-tànany Nebiokadinezara,
mpanjaka any Babilona, mpanompoko;
ary ny biby any an-tsaha nomeko
azy koa mba hanompo azy.
7 Ary ny firenen-drehetra hanompo azy,
sy ny zanany, ary ny zafiny, mandra-pahatonga
ny fotoany ny taniny hiany: ary izy
kosa hampanompoany ny firenena maro, sy
ireny mpanjaka lehibe.
8 Ary ny firenena sy ny fanjakana izay
tsy hanompo azy, dia i Nebiokadinezara
mpanjaka any Babilona, sy izay tsy hanao
ny vozony ambany ny fitondrany ny mpanjaka
any Babilona, dia hampijaliko izany
firenen' izany amy ny sabatra, sy amy ny
mosary, ary amy ny aretin-dratsy, hoy Iehôvah,
mandra-pandaniako azy amy ny tànany.

9 Koa aza mihaino ny mpaminaninareo hianareo, na ny mpisikidinareo, na ny mpanonofinareo, na ny mpanandronareo, na ny mpanao-odinareo, izay miteny aminareo, ka manao hoe, Tsy hanompo ny mpanjaka any Babilona hianareo.

10 Fa laingia no vinaniany aminareo, mba hamindra anareo hiala lavitra amy ny taninareo; ary mba ho roahiko hianareo, ka ho very hianareo.

11 Fa ny firenena izay hampiditry ny vozony amy ny fitondrany ny mpanjaka any Babilona, ka hanompo azy, no havelako ireny hitoetra hiany eo amy ny taniny, hoy Iehôvah; ary hiasa iny izareo, ka honina eo.

12 Dia niteny taminy Zedekia, mpanjaka any Ioda, aho, araky ireo teny rehetr' ireo, ka nanao hoe, Mampidira ny vozonareo amy ny fitondrany ny mpanjaka any Babilona, ka manompoa azy sy ny olony, dia ho velona hianareo.

13 Nahoana no matiny ny sabatra, ny mosary, ary ny aretin-dratsy, hianareo, dia hianao, sy ny olonao, araky izay nitenenany Iehôvah ny firenena izay tsy hanompo ny mpanjaka any Babilona?

14 Ary aza mihaino ny teniny ireo mpaminany izay miteny aminareo, ka manao hoe, Tsy hanompo ny mpanjaka any Babilona hianareo: fa langia no vinaniany aminareo.

15 Fa tsy naniraky ireny Aho, hoy Iehôvah, anefa maminany laingia amy ny anarako hiany ireny; mba ho roahiko hianareo, ary mba ho very hianareo, dia hianareo, sy ny mpaminany izay maminany aminareo.

16 Ary niteny tamy ny mpisorona, sy taminy ireo olon-drehetr' ireo, aho, ka nanao hoe, Izany no lazainy Iehôvah; aza mihaino ny teniny ny mpaminaninareo, izay maminany aminareo, ka manao hoe, Indro, ny fanaky ny tranony Iehôvah haverina ankehitriny hiala faingiana any Babilona: fa laingia no vinaniany aminareo.

17 Aza mihaino ireny hianareo: manompoa ny mpanjaka any Babilona, dia ho velona hianareo: nahoana no ho rava io tanàn' io?

18 Ary raha tàhiny mpaminany izareo, ary raha eo aminy hiany ny teniny Iehôvah, aoka hangataka aminy Iehôvah Tompony ny maro izareo ankehitriny, mba tsy ho lasa any Babilona ny fanaka izay mitoetra eo an-tranony Iehôvah, sy eo an-tranony ny mpanjaka any Ioda, ary any Ieriosalema.

19 F' izany no itenenany Iehôvah Tompony ny maro ny andry, sy ny siny lehibe, sy ny fanambanina, ary ny fanaka sisa izay mitoetra eo aminy io tanàn' io;

20 Izay tsy nalainy Nebiokadinezara, mpanjaka any Babilona, raha namabo any Iekonia, zanaky Iehoiakima, mpanjaka any Ioda, sy ny andriandahy rehetra any Ioda, sy Ieriosalema, izy, hiala any Ieriosalema ho any Babilona:

21 Eny, izany no itenenany Iehôvah Tompony ny maro, Andriamanitry ny Isiraely, ny fanaka izay mitoetra eo an-tranony Iehôvah, sy eo an-tranony ny mpanjaka any Ioda, ary any Ieriosalema:

22 Ho entina any Babilona ireny, ary hitoetra any ireny, mandra-pihiavy ny andro izay hamangiako ireny, hoy Iehôvah; dia ho entiko miakatra ireny, ka hampodiko ireny ho any aminy io fitoeran' io.

## TOKO XXVIII.

Ary taminy izany taona izany, raha vao nanjaka i Zedekia, mpanjaka any Ioda, tamy ny taona fahefatra, tamy ny volana fahadimy, nitenenany Hanania, zanaky Aziora mpaminany, izay avy tany Gibeôna, tamiko teo an-tranony Iehôvah, teo anatrehany ny mpisorona, sy ny olon-drehetra, hoe,

2 Izany no lazainy Iehôvah Tompony ny maro, Andriamanitry ny Isiraely, hoe, Efa nanapaky ny fitondrany ny mpanjaka any Babilona Aho.

3 Amy ny roa taona mipaka hampodiako ny fanaka rehetra any ny tranony Iehôvah ho any aminy io fitoeran' io, izay nalainy Nebiokadinezara, mpanjaka any Babilona, taminy io fitoeran' io, ka nentiny tany Babilona:

4 Ary Iekonia, zanaky Iehoiakima, mpanjaka any Ioda, sy ny babo rehetra avy tany Ioda, izay tonga tany Babilona, hampodiko ho aminy io tany io, hoy Iehôvah: fa hanapaky ny fitondrany ny mpanjaka any Babilona Aho.

5 Dia hoy Ieremia mpaminany, taminy Hanania mpaminany, teo anatrehany ny mpisorona, sy teo anatrehany ny olon-drehetra izay nijanona teo an-tranony Iehôvah,

6 Dia nanao hoe Ieremia mpaminany,
Amena; aoka hataony Iehôvah izany;
aoka hefainy Iehôvah ny teninao izay
no vinanianao, hampody ny fanaky ny
tranony Iehôvah, sy ny babo rehetra,
hiala any Babilona ho any aminy io fitoe-
ran' io.
7 Kandrefa mihainoa ankehitriny io teny
io izay no lazaiko eo an-tsofinao, sy eo an-
-tsofiny ny olon-drehetra;
8 Ireny mpaminany izay efa teo alohako,
sy teo alohanao, hatramy ny taloha, efa na-
minany ady, sy loza, ary aretin-dratsy, ha-
mely ny tany maro, sy ireny fanjakan-de-
hibe.
9 Ny mpaminany izay maminany fihia-
vanana, raha ho tanteraka ny teniny ny
mpaminany, dia ho fantatra ny mpaminany,
f' Iehôvah naniraka azy tokoa.
10 Dia nalainy Hanania mpaminany, ny
fitondrana tamy ny vozony Ieremia mpa-
minany, ka no tapahiny iny.
11 Ary niteny teo anatrehany ny olon-
-drehetra i Hanania, ka nanao hoe, Izany no
lazainy Iehôvah; Tahaky izany hanapaha-
ko ny fitondrany Nebiokadinezara, mpan-
jaka any Babilona, ho afaka amy ny vo-
zony ny firenen-drehetra, amy ny roa taona
mipaka. Dia lasa nandeha Ieremia mpami-
nany.
12 Dia nankeo aminy Ieremia ny teniny
Iehôvah, rehefa no tapahiny Hanania mpa-
minany ny fitondrana ho afaka amy ny
vozony Ieremia mpaminany, ka nanao
hoe,
13 Mandehana, ka lazao aminy Hana-
nia, hoe, Izany no lazainy Iehôvah; Efa
nanapaka hazo fitondrana hianao; fa ha-
nao vy fitondrana hisolo ireny hianao.
14 F' izany no lazainy Iehôvah Tom-
pony ny maro, Andriamanitry ny Isiraely;
Nasiako vy fitondrana tamy ny vozony ireo
firenen-drehetr' ireo, mba hanompo any Ne-
biokadinezara, mpanjaka any Babilona,
izareo; ary hanompo azy izareo; ary ho-
meko azy koa ny biby an-tsaha.
15 Dia hoy Ieremia mpaminany taminy
Hanania mpaminany, Mihainoa ankehi-
triny, ry Hanania; Tsy naniraka anao
Iehôvah; fa mampatoky laingia ireo olon'
ireo hianao.
16 Koa izany no lazainy Iehôvah, Indro,
ho roahiko hiala any ambony ny tany hia-
nao; dia maty aminy itoy taona itoy hia-
nao, satria niteny fiodinana taminy Iehôvah
hianao.
17 Dia maty taminy iny taona iny hiany
Hanania mpaminany, teo amy ny volana
fahafito.

## TOKO XXIX.

Ary ireo no teniny ny taratasy izay nam-
pitondrainy Ieremia mpaminany tany Ierio-
salema ho any ny loholona sisa izay efa no
baboina, sy ho any ny mpisorona, sy ho
any ny mpaminany, ary ho any ny olon-
-drehetra izay efa no baboiny Nebiokadine-
zara hiala any Ieriosalema ho any Babi-
lona;
2 (Rehefa niala tany Ieriosalema Iekonia
mpanjaka, sy ny vady manjaka, ary ny
olom-bositra, dia ny andriandahy any Ioda
sy any Ieriosalema, ary ny mpandrafitra sy
ny mpanefy;)
3 Tamy ny tànany Elasa, zanaky Safana,
sy Gemaria, zanaky Hilikia, (izay nirahiny
Zedekia, mpanjaka any Ioda, hankany Ba-
bilona, ho any aminy Nebiokadinezara,
mpanjaka any Babilona), hoe,
4 Izany no lazainy Iehôvah Tompony ny
maro, Andriamanitry ny Isiraely, amy ny
babo rehetra izay nampandehaniko hiala
any Ieriosalema ho any Babilona;
5 Manava trano, ka mitoera *eo*, ary ma-
nava tanim-boly, ka hano ny vokatra eo;
6 Manambadia, ka miteraha zanaka-lahy
sy zanaka-vavy; ary alao vady ho any ny
zanakareo-lahy, ary ampivadio ny zanaka-
reo-vavy, mba hiteraka zanaka-lahy sy
zanaka-vavy izareo, hitomboanareo any,
ka tsy hihiakelezanareo.
7 Ary tadiavo ny fiadanany ny tanàna
izay nampandehanako anareo ho babo, ka
mangataha aminy Iehôvah hitahy iny: fa
raha miadana iny, dia hiadana kosa hia-
nareo.
8 F' izany no lazainy Iehôvah Tompony
ny maro, Andriamanitry ny Isiraely; Aza
avela hamitaka anareo ny mpaminaninareo
izay eo aminareo, sy ny mpisikidinareo, ary
aza mihaino ny nofinareo izay ampanono-
fisanareo.
9 Fa laingia no vinaniany aminareo amy
ny anarako; tsy naniraky ireny Aho, hoy
Iehôvah.
10 F' izany no lazainy Iehôvah, Rehefa
tapitra tany Babilona ny fito-polo taona,

dia hamangy anareo tokoa Aho, ka hanefa
ny teniko tsara aminareo, hampody anareo
ho aminy io tany io.
11 Izaho mahalala ny fihieverana izay
ihieverako anareo, hoy Iehôvah, hevitra
fihiavanana, ka tsy loza, hanome anareo
fanantenana am-parany.
12 Dia hiantso Ahy hianareo, ary ho
avy, ka hangataka amiko hianareo, ary
hihaino anareo Aho.
13 Ary hitady Ahy hianareo, ka hahita
*Ahy*, raha mitady Ahy amy ny fonareo re-
hetra hianareo.
14 Ary ho hitanareo Aho, hoy Iehôvah:
ary hampody ny eo aminareo voa babo
Aho, ka hanangona anareo avy amy ny
firenen-drehetra sy ny tany rehetra izay efa
nandroahako anareo, hoy Iehôvah, ary
hampodiko hianareo ho any amy ny tany
izay nampamaboako anareo.
15 Satria efa nanao hoe hianareo, Efa na-
nangana mpaminany sasany ho antsikia
tany Babilona Iehôvah;
16 Izany tokoa ilazany Iehôvah ny mpan-
jaka izay mipetraka eo ambony ny lapany
Davidy, sy ny olon-drehetra izay mitoetra
eo aminy io tanàn' io, dia ny rahalahina-
reo izay tsy lasa ho babo niaraka tami-
nareo;
17 Izany no lazainy Iehôvah Tompony
ny maro; Indro, hateriko aminy ireny ny
sabatra, ny mosary, ary ny aretin-dratsy,
ka hataoko ireny hanahaky ny voara veta-
veta, izay tsy azo ho hanina noho ny ha-
ratsiny.
18 Ary ny sabatra, ny mosary, ary ny
aretin-dratsy, hanenjehako ireny, sy hampi-
findrafindrako ireny any amy ny fanjakan-
-drehetra any ambony ny tany, ho fanozo-
nana, sy ho fahagagana, sy ho fisiahana,
ary ho afa-baraka, eo amy ny firenen-dre-
hetra izay nandroahako ireny;
19 Satria tsy nihaino ny teniko izareo, hoy
Iehôvah, izay nampitondraiko ny mpa-
minany mpanompoko taminy ireny, raha
nifoha maraina, ka naniraka hiany Aho;
fa tsy nihaino izareo; hoy Iehôvah.
20 Koa mihainoa ny teniny Iehôvah,
hianareo rehetra voa babo, izay nampande-
haniko tany Ieriosalema ho any Babilona:
21 Izany itenenany Iehôvah Tompony ny
maro, Andriamanitry ny Isiraely, any Aha-
ba zanaky Kolaia, sy any Zedekia zanaky
Maseia, izay maminany laingia aminareo
eo amy ny anarako; Indro, hatolotro ireny
any an-tànany Nebiokadrezara, mpanjaka
any Babilona; ary hamono ireny eo ima-
sonareo izy;
22 Dia halainy ny babo rehetra any Ioda,
izay any Babilona, ny fiozona avy aminy
ireny, hoe, Aoka hataony Iehôvah hianao
tahaka any Zedekia, ary tahaka any Ahaba,
izay natonony ny mpanjaka any Babilona
tamy ny afo:
23 Satria nanao fahadalana teo amy ny
Isiraely izareo, ka nanintaka tamy ny va-
diny ny namany, ary nilaza teny mandain-
gia teo amy ny anarako, izay tsy nandidiako
ireny: dia fantatro, ary vavolombelona Aho,
hoy Iehôvah.
24 —Dia hiteny aminy Semaia zanaky
Nehelama hianao, ka hanao hoe,
25 Izany no lazainy Iehôvah Tompony
ny maro, Andriamanitry ny Isiraely, hoe,
Satria efa nampitondrainao taratasy teo amy
ny anaranao ho any ny olon-drehetra izay
any Ieriosalema, sy ho any Zefania, zanaky
Maseia, mpisorona, ary ho any ny mpiso-
rona rehetra, hoe,
26 Iehôvah nanao anao ho mpisorona hisolo
any Iehoiada mpisorona, mba hisy mpitan-
driny ny tranony Iehôvah, hanohitry izay
rehetra manao adaladala, sy manao azy ho
mpaminany; mba hasianao eo an-trano-
-maizina sy eo amy ny boloky izy:
27 Ary ankehitriny, nahoana hianao no
tsy nananatra any Ieremia avy any Ana-
tôta, izay nanao azy ho mpaminany ho ana-
reo?
28 F' izany nanirahany ho amintsikia
tany Babilona, hoe, Ho ela izany; manava
trano hianareo, ka mitoera *eo*; ary manava
tanim-boly, ka hano ny vokatra eo:—
29 (Ary Zefania, mpisorona, namaky iny
taratasy iny teo an-tsofiny Ieremia, mpa-
minany.)
30 Dia nankeo aminy Ieremia ny teniny
Iehôvah, ka nanao hoe,
31 Ampitondray teny amy ny babo rehe-
tra, hoe, Izany itenenany Iehôvah any Se-
maia zanaky Nehelama, Satria efa namina-
ny taminareo i Semaia, kanefa tsy mba na-
niraka azy Aho; ary nampatoky anareo ny
laingia izy;
32 Koa izany no lazainy Iehôvah; Indro,
hampijaly any Semaia zanaky Nehelama,
sy ny zanany, Aho: tsy hanan'olona honi-
na eo aminy ireo olon' ireo izy; ary tsy ha-

hita ny soa izay hataoko amy ny oloko izy, hoy Iehôvah; satria niteny fiodinana taminy Iehôvah izy.

## TOKO XXX.

Ny teny izay nankeo aminy Ieremia, avy
taminy Iehôvah, ka nanao hoe,
2 Izany no lazainy Iehôvah, Andriama-
nitry ny Isiraely, hoe, Soraty eo amy ny
boky, ny teny rehetra izay no lazaiko ta-
minao.
3 F' indro, ho avy ny andro, hoy Iehô-
vah, izay hampodiako ny oloko Isiraely, sy
Ioda, voa babo, hoy Iehôvah; ary hampi-
veriny ireny Aho ho any amy ny tany
izay nomeko ny razany, ary hanany iny
izareo.
4 Ary ireo no teny izay nitenenany Iehô-
vah ny Isiraely sy ny Ioda:
5 Izany tokoa no lazainy Iehôvah; (efa
nandre feo mampangovitra, mampatahotra,
ka tsy mampihiavana, izahay):
6 Manontania ankehitriny hianareo, ka
jereo na miteraka ny lehilahy, na tsia:
nahoana no hitako ny lehilahy rehetra
samy manao ny tànany amy ny vaniany
avy, tahaky ny vehivavy miteraka, ka
miova hatsatra ny tava rehetra?
7 Indrisy! satria lehibe iny andro iny,
ka tsy misy tahaky iny: dia andro faho-
riany ny Iakoba iny; kanefa ho vonjena
aminy iny izy.
8 Fa aminy iny andro iny, hoy Iehôvah
Tompony ny maro, hanapahako ny fiton-
drany ho afaka amy ny vozonao, sy hani-
tosako ny famatorana anao:—ary tsy ham-
panompo ireny intsony ny vahiny;
9 Fa hanompo any Iehôvah Andriama-
niny ireny, ary Davidy mpanjakany, izay
hatsangako ho any ireny.—
10 Ary aza matahotra hianao, ry Iakoba
mpanompoko, hoy Iehôvah, ary aza man-
gaihay hianao, ry Isiraely; fa, indro, ha-
monjy anao avy lavitra Aho, ary ny zana-
kao amy ny tany namaboana azy; ary hi-
verina ny Iakoba, dia handrifizay, ka hia-
dana, ka tsy hisy hampatahotra.
11 Fa momba anao Aho, hoy Iehôvah,
hamonjy anao; na dia ho fongorako avokoa
ny firenen-drehetra izay nampielezako anao,
tsy mba ho fongorako avokoa hianao; ka-
nefa hananatra anao amy ny fitsarana hiany
Aho, ka tsy hamela anao tsy hampijalina
hiany Aho.
12 F' izany no lazainy Iehôvah, Maha-
faty ny aretinao; mihiady ny ferinao.
13 Tsy misy mandahatry ny teninao,
hampanaritra; tsy manan' ody mahasitrana
hianao.
14 Efa nanadino anao izay rehetra tia
anao; tsy mba mitady anao izareo; fa ny
fameliny ny fahavalo namelezako anao, dia
fampijaliana nasiany ny loza-be, noho ny
habeny ny helokao; efa nitombo ny faho-
tanao.
15 Nahoana no mitaraina hianao noho
ny fahorianao? mahafaty ny aretinao, noho
ny habeny ny helokao: efa nitombo ny
fahotanao; efa nanao izany zavatr' izany
taminao Aho.
16 Kanefa ho lany izay rehetra mandany
anao; ary ny fahavalonao rehetra, samy
ho baboina avokoa izareo; ary ho robaina
izay mandroba anao, ka hatolotro ho remby
izay mandremby anao.
17 Fa hampanaritra anao Aho, ary ham-
pahasitrany ny ferinao Aho, hoy Iehô-
vah; satria natao hoe hianao, Voa roaka,
*hoe*, I Ziôna io, izay tsy mba no tadiaviu'
olona.
18 Izany no lazainy Iehôvah; Hampody
ny lainy ny Iakoba voa babo Aho, ka
hiantra ny fonenany; ary ny tanàna ha-
tsangana ambony ny tanetiny, ary ny
valamena hitoetra araky ny fanaony.
19 Dia hivoaka aminy ireny ny fisaorana,
sy ny feony ny mampifaly: ary hampi-
tombo ireny Aho, ka tsy ho vitsy ireny;
dia hanome voninahitra ireny Aho, ka tsy
ho kely ireny.
20 Ny zanany koa hanahaky ny fahiny,
ary ny fiangonany hampitoerina eo ana-
trehako, ka hampijaliko izay rehetra mam-
pahory ireny.
21 Ary ny andriandahiny ho avy amy ny
tompon-tany hiany, ary ny mpanapaky
ireny hivoaka eo afovoany; ary hampana-
tona azy Aho, ka hanakeky Ahy izy:
f' iza moa io izay mamboatry ny fony ha-
nakeky Ahy? hoy Iehôvah.
22 Ary ho oloko hianareo, ary ho An-
driamanitrareo Aho.
23 Indro, mivoaka amy ny fahatezerana
ny rivotry Iehôvah, dia rivotra mamely
mafy: hianjera mafy amy ny lohany ny
ratsi-fanahy iny.

24 Tsy mba hiala ny firehetany ny fahatezerany Iehôvah, mandra-pahanavany, ary
mandra-pahanefany ny fihieverany ny fony;
ho fantatrareo izany amy ny andro farany.

## TOKO XXXI.

Aminy iny andro iny, hoy Iehôvah, ho Andriamanitry ny mpianakaviny Isiraely rehetra Aho, ary ho oloko izareo.
2 Izany no lazainy Iehôvah; Nahita soa
tany an-efitra ny olona tsy lanin-tsabatra,
dia ny Isiraely, raha nandeha hampandry
azy Aho.
3 Niseho tamiko fahiny Iehôvah, *hoe*,
Eny, fitiavana mandrakizay nitiavako anao:
koa nampaharitra fiantràna anao Aho.
4 Dia hanangana anao indray Aho, ka
hatsangana hianao, ry Isiraely mpitovo-vavy: hiravaka amy ny kipantsonao indray
hianao, ka hivoaka hiaraka amy ny fandihizany ny mampifaly.
5 Hamboly voaloboka any an-tendrombohitra Samaria indray hianao: hamboly
ny mpamboly, ka hihinana hanaram-po
izareo.
6 Fa hisy andro hiantsoany ny mpiambina ambony ny tendrombohitra Efiraima
hoe, Mitsangàna, ary aoky hiakatra any
Ziôna isikia, ho any aminy Iehôvah Andriamanitsikia.
7 F' izany no lazainy Iehôvah; Mihirà
hampifaly ny Iakôba, ka mihiobia eo amy
ny lohany ny firenena maro; torio, derao,
ka atavy hoe hianareo, Iehôvah ô, vonjeo
ny olonao, dia ny Isiraely sisa.
8 Indro, ho entiko izareo avy amy ny
tany avaratra, ka hangoniko izareo avy
amy ny faritry ny tany, eny, ny jamba sy
ny mandringia, ny vehivavy bevohoka sy
ny mihietsi-jaza avokoa: marobe mirai-dia
hiverina hankaty.
9 Ho avy mitomany ireny, ary fiantràna
hitarihiako ireny; hampandehaniko ireny
any amorony ny ony mandriaka, eo amy ny
làlana mahitsy; tsy ho tafintohina eo izareo: fa rainy ny Isiraely Aho, ary lahi-matoako ny Efiraima.
10 Mihainoa ny teniny Iehôvah hianareo,
ry firenena maro, ary torio eo amy ny nosy
eny lavitr' eny, ka atavy hoe, Izay nampiely
ny Isiraely hanangona azy, sy hitandrina
azy, tahaky *ny fanaony* ny mpiandry amy
ny ondriny.
11 F' Iehôvah efa nanavotry ny Iakoba,
ka namonjy azy tamy ny tànany ny maherihery kokoa noho izy.
12 Ary ho avy izareo, ka hihira eo amy
ny hahavony Ziôna, ary hiriaka ho amy ny
fahatsarany Iehôvah hahazo vary, sy divay,
sy solikia, sy zanak'ondry, ary zanak'
omby: ary hanahaky ny tanim-boly leman-drano ny fanahiny; ary tsy halahelo
akory intsony izareo.
13 Dia hifaly ny mpitovo-vavy amy ny
dihy, miaraka amy ny zatovo, sy ny
anti-panahy: fa hampodiko ny alahelony ho fifaliana, ary hataoko ho finaritra
izareo, ka hampifaliko ho afak'alahelo
izareo.
14 Ary ho vokisako zava-matavy ny
fanahiny ny mpisorona, ary ho voky
ny fahatsarako ny oloko, hoy Iehôvah.
15 Izany no lazainy Iehôvah: Feo efa
re tany Rama, falahelovana *sy* fitomaniana
mafy; i Rahely mitomany ny zanany; tsy
nety nampanginina noho ny zanany izy,
satria tsy nisy.
16 Izany no lazainy Iehôvah; Atsaharo
ny feonao mitomany, ary ny masonao mandatsa-ranomaso: fa ho valiana ny asanao,
hoy Iehôvah; ary hisy hiverina avy amy
ny taniny ny fahavalo:
17 Ary hisy fanantenana eo amy ny faranao, hoy Iehôvah, fa hody ho any amy
ny taniny hiany ny zanakao.
18 Nandre dia nandre ny Efiraima mitomany Aho; Efa nananatra ahy Hianao,
ka voa anatra aho, tahaky ny omby tsy
voa folaka: ampivereno aho, dia hiverina
aho; fa Hianao no Iehôvah Andriamanitro;
19 Fa rehefa naverina aho, dia nibebaka
aho; ary rehefa nampianarina aho, dia niteha-pe ahò: efa menatra aho, eny, dia
very hevitra aho, satria nitondra ny tsininy
ny fahazazako aho.—
20 Zanako malala v' i Efiraima, zaza
mahafinaritra v' izy? fa raha vao niteny
azy aho, mbola nahatsiaro dia nahatsiaro
azy hiany Aho; koa nangorakoraka azy
ny kiboko; hamindra-fo dia hamindra-fo
aminy Aho, hoy Iehôvah.
21 Manava famantaran-dàlana ho anao
hianao, manava fanataovana ho anao hianao: manandrata ny fonao ho amy ny lalàm-be, dia ny làlana nalehanao: miverena

hianao, ry Isiraely mpitovo-vavy, miverena
ho any aminy ireo tanànanao ireo.
22 Mandra-pahoviana no hiriorioanao,
ry zanaka-vavy mihiemotra? f' efa nanisy
zava-baovao teo amy ny tany Iehôvah,
Vehivavy aza hanodidina lehilahy.
23 Izany no lazainy Iehôvah Tompony
ny maro, Andriamanitry ny Isiraely; Ha-
tao indray io teny io eo amy ny tany Ioda,
sy eo an-tanànany, raha hampodiko ny eo
aminy voa babo; Hitahy anao anie Iehô-
vah, ry fonenana marina! ry tendrombohi-
tra masina!
24 Dia honina eo ny Ioda, sy ny tanànany
rehetra koa, dia ny mpiasa tany sy ny mpi-
andri-ondry.
25 F' efa nahavoky ny fanahy reraka
Aho, k' efa no fenoiko ny fanahy malahelo
rehetra.
26 —Dia nifoha taminy izay aho, ka
nahita; ary efa mamiko ny tori-masoko.

27 —Indro, ho avy ny andro, hoy Iehô-
vah, izay hamafazako ny tranony ny Isiraely
sy ny tranony ny Ioda amy ny voan' olona,
sy amy ny voam-biby.
28 Ary tahaky ny niambenako ireny ha-
mongotra, sy handrodana, sy handringiana,
sy handrava, ary hampahory, no hiambe-
nako ireny hanao trano, sy hamboly, hoy
Iehôvah.
29 Tsy hatao hoe aminy ireny andro ireny
intsony, Nihinam-boaloboka manta ny ra-
zana, ka nadilo ny nifiny ny zanaka.
30 Fa samy ho maty ny olon-drehetra
noho ny helony avy; dia hadilo ny
nifiny izay rehetra mihinam-boaloboka
manta.
31 —Indro, ho avy ny andro, hoy Iehô-
vah, izay hanavako fanekem-baovao amy ny
mpianakaviny Isiraely, sy amy ny mpia-
nakaviny Ioda;
32 Tsy araky ny fanekena izay nataoko
tamy ny razany, tamy ny andro nitanta-
nako azy, hampivoaka azy amy ny tany
Ejipity: fa namadiky izany fanekeko izany
izareo, na dia efa vadiny ireny aza Aho,
hoy Iehôvah.
33 F' itoy no ho fanekena izay hataoko
amy ny mpianakaviny Isiraely; Rehefa
afak' ireny andro ireny, hoy Iehôvah, ha-
siako ny lalàko eo anatiny, ka ho soratako
iny eo am-pony; ary ho Andriamaniny
Aho, ary ho oloko izareo.
34 Ary samy tsy hampianatry ny na-
many avy, sy ny rahalahiny avy, intsony
izareo, hoe, Mahalalà any Iehôvah: fa
samy hahalala Ahy izy rehetra, hatramy
ny kely indrindra, ka hatramy ny lehibe in-
drindra eo aminy, hoy Iehôvah: fa hamela
ny helony Aho, ka tsy hahatsiaro ny faho-
tany intsony Aho.
35 Izany no lazainy Iehôvah, Izay ma-
nome ny masoandro ho fahazavana amy
ny andro, *ary* ny filaharany ny volana sy
ny kintana ho fahazavana amy ny alina;
Izay mampitsahatry ny ranomasina, raha
mirohondrohona ny onjany; Iehôvah Tom-
pony ny maro no anarany;
36 Raha hiala eo anatrehako ireny fan-
daharan' ireny, hoy Iehôvah, dia hitsahatra
kosa tsy ho firenena eo anatrehako mandra-
kizay ny zanaky Isiraely.
37 Izany no lazainy Iehôvah; Raha azo
hoaharina ny lanitra ambony, ary raha
azo ho tadiavina ny fanorenany ny tany
ambany, dia hariako kosa ny zanaky Isi-
raely rehetra noho izay rehetra nataony,
hoy Iehôvah.
38 —Indro, ho avy ny andro, hoy Iehô-
vah, izay hananganany ny tanàna ho any
Iehôvah, hatramy ny trano fiarovany Hana-
nela, ka hatramy ny vavahady any an-joro.
39 Ary hivoak' indray ny kofehy fanoha-
rana hanandrify iny ambony ny tanety Ga-
reba, ka hanodidina hatrany Goata.
40 Ary ny lohasaha avokoa itoerany ny
faty sy ny lavenona, ary ny saha rehetra
hatramy ny renirano Kidrôna, dia hatramy
ny zorony ny vavahadiny ny soavaly mian-
tsinanana, ho masina ho any Iehôvah; tsy
ho fongorana, na haringian' intsony man-
drakizay iny.

## TOKO XXXII.

Ny teny izay nankeo aminy Ieremia avy
taminy Iehôvah, tamy ny fahafolo taonany
Zedekia, mpanjaka any Ioda, izany no
fahavalo amby ny folo taonany Nebioka-
drezara.
2 Ary taminy izany nanavany ny miarami-
lany ny mpanjaka any Babilona fahirano
any Ieriosalema; ary Ieremia mpaminany
voa hidy teo an-kianjany ny trano-maizina,
izay teo an-tranony ny mpanjaka any
Ioda;
3 Satria efa nanidy azy Zedekia, mpan-

 

jaka any Ioda, ka nanao hoe, Nahoana no
maminany hianao, ka manao hoe, Izany
no lazainy Iehôvah, Indro, hatolotro io tanàn' io any an-tànany ny mpanjaka any
Babilona, ka hahafaky iny izy;
4 Ary Zedekia, mpanjaka any Ioda, tsy
ho afaka amy ny tànany ny Kalidia, fa
hatolotra tokoa any an-tànany ny mpanjaka any Babilona; ary hifampiteny vava
izy roa, ary hifampijery maso izy roa;
5 Dia hitondra any Zedekia ho any Babilona izy, ary any hitoerany mandra-pamangiako azy, hoy Iehôvah; na dia miady
amy ny Kalidia hianareo, tsy mba hambinina hianareo?
6 Ary hoy Ieremia, Nankeo amiko ny
teniny Iehôvah, ka nanao hoe,
7 Indro, hankeo aminao i Hanamela, zanaky Saloma rahalahin-drainao, ka hanao
hoe, Vidio ho anao ny sahako izay any
Anatôta; fa anao ny fahavotana hividy *iny*.
8 Dia nankeo amiko tany an-kianjany ny
trano-maizina i Hanamela, zana-drahalahin-draiko, araky ny teniny Iehôvah, ka nanao tamiko hoe, Masìna hianao, vidio ny
sahako, izay any Anatôta, izay eo amy ny
tany Beniamina, fa anao ny fahalovana,
ary anao ny fahavotana; vidio ho anao.
Dia nahalala aho fa teniny Iehôvah izany.
9 Dia no vidiko taminy Hanamela, zana-drahalahin-draiko, ny saha izay tany
Anatôta, ka nandanja ny vola homena azy
aho, dia sekely volafotsy fito amby ny
folo.
10 Dia nanoratra teo an-taratasy aho, ka
nasiako-kase *iny*, dia nalaiko ny sasany
ho vavolombelona, ka no lanjaiko teo amy
ny mizana ny vola.
11 Dia nalaiko ny taratasy milaza ny
fividiana, izay nasiako-kase, *araky* ny lalàna sy ny fanao, ary izay nisokatra:
12 Dia natolotro ho any Barioka, zanaky
Neria, zanaky Maseia, ny taratasy milaza
ny fividiana, teo imasony Hanamela, *zana-drahalahin-draiko*, ary teo imasony ny vavolombelona izay nanoratra teo amy ny
taratasy milaza ny fividiana, teo imasony
ny olon-Ioda rehetra izay nipetraka teo
an-kianjany ny trano-maizina.
13 Dia nandidy any Barioka teo imasony
ireny aho, ka nanao hoe,
14 Izany no lazainy Iehôvah Tompony
ny maro, Andriamanitry ny Isiraely; Alao
ireo taratasy ireo, io aratasy io milaza ny
fividiana, izay nasian-kase, ary io taratasy
io misokatra koa: ary atavy eo anaty vilan-tany, mba hitoetr' ela ireny.
15 F' izany no lazainy Iehôvah Tompony
ny maro, Andriamanitry ny Isiraely; Ho
vidina eo aminy io tany io indray trano, sy
saha, ary tanim-boaloboka.
16 Dia nivavaka taminy Iehôvah aho, rehefa natolotro ho any Barioka zanaky Neria ny taratasy milaza ny fividiana, ka nanao hoe;
17 Indrisy, ry Iehôvah Andriamanitr' ô!
indro, ny herinao lehibe, sy ny sandrinao
nahinjitra, nanavanao ny lanitra sy ny
tany; tsy misy zavatra akory tsy hainao.
18 Mamindra-fo amy ny olona tsy omby
arivo Hianao, ka mampijaly ny heloky ny
razana any an-tratrany ny zanany mandimby azy: Andriamanitra lehibe, mahery,
Iehôvah Tompony ny maro no anarany:
19 Lehibe saina, ary mahery asa: ary
mibanjiny ny làlan-drehetra alehany ny
zanak' olombelona ny masonao, mba hanome ny olon-drehetra araky ny làlany sy
ny vokatry ny asany:
20 Izay nanisy famantarana, sy fahagagana, teo amy ny tany Ejipity hatramy ny
andro any, sy teo amy ny Isiraely, ary teo
amy ny olon-kafa; ka nanao anarana ho
Anao, toy ny amy ny andro any;
21 Ary famantarana sy fahagagana, sy
tànana mahery, sy sandry nahinjitra, ary
horohoro lehibe, nampivoahanao ny olonao
Isiraely tamy ny tany Ejipity;
22 Sy nanomezanao azy io tany io, izay
nianiananao tamy ny razany homena azy,
dia tany tondraka ronono sy tantely;
23 Dia niditra izareo, ka nanany iny; fa
tsy nihaino ny feonao izareo, na nandeha
nanaraky ny lalànao: tsy mba nataony
izay zava-drehetra nandidianao azy hatao;
koa nampilatsahanao izany loza rehetr'
izany taminy hiany.
24 Indro, ny mànda fitofirana! misy nanatony ny tanàna hahafaky iny; ary efa natolotra ny tanàna tany an-tànany ny Kalidia izay
miady aminy, noho ny sabatra, sy ny mosary, ary ny aretin-dratsy: ary izay efa no lazainao tonga, ary, indro, mahita Hianao.
25 Ary nilaza tamiko Hianao, Iehôvah
Andriamanitra, Vidio vola ny saha ho anao,
ka alao ny sasany ho vavolombelona, na dia
voa tolotra aza ny tanàna tany an-tànany ny
Kalidia.

26 Dia nankeo aminy Ieremia ny teniny
Iehôvah, ka nanao hoe,
27 Indro, Izaho no Iehôvah, Andriama-
nitry ny nofo rehetra; misy zavatra akory
tsy haiko va?
28 Koa izany no lazainy Iehôvah; In-
dro, hatolotro io tanàn' io any an-tànany
ny Kalidia sy any an-tànany Nebiokadre-
zara, mpanjaka any Babilona, ka hahafaky
iny izy.
29 Ary ho avy ny Kalidia izay miady
aminy io tanàn' io, dia hampirehitr' afo
aminy io tanàn' io, ka handoro io, dia ny
trano izay nanaterany ny zava-manetona
ho any Bala teo ambony ny tafon-trano,
sy nanidinany ny fanatitr' aidina ho
any ireny andriamani-kafa, hampahatezitra
Ahy.
30 Fa ny zanaky Isiraely sy zanaky Ioda
nanao ratsy hiany mandrakariva teo ima-
soko hatramy ny fahazazany; fa ny za-
naky Isiraely efa nampahatezitra Ahy
tokoa tamy ny asany ny tànany, hoy Ie-
hôvah.
31 F' efa fampirehetany ny fahatezerako
sy ny fahavinirako io tanàn' io hatramy ny
andro nanavany iny, ka hatramy ny andro
any, hamindra iny hiala eo alohany ny ta-
vako;
32 Noho ny ratsy rehetra nataony ny za-
naky Isiraely sy ny zanaky Ioda, izay efa
nataony, hampahatezitra Ahy, izareo, ireo
mpanjakany, ireo andriandahiny, ireo mpi-
sorony, sy ireo mpaminaniny, sy ny olo-
ny Ioda, ary ny monina any Ieriosa-
lema.
33 Ary niamboho ka tsy nanatrikia Ahy
izareo; na dia nampianatry ireny aza Aho,
nifoha maraina, ka nampianatra, kanefa tsy
nihaino handray fianarana izareo.
34 Fa ny zava-betavetany nasiany teo an-
-trano izay antsoina amy ny anarako, han-
dotoany iny;
35 Fa nanao ny fitoeran' avo ho any Bala,
izay eo an-dohasahany ny zanaky Hinoma,
izareo, mba hampandeha ny zanani-lahy,
sy ny zanani-vavy, hamaky *ny afo* ho any
Moloka; izay tsy nandidiako azy, ka tsy
niditra tany an-tsaiko akory izany, mba ha-
navany io zava-betaveta io, hampanota ny
Ioda.
36 Ary ankehitriny, izany no itenenany
Iehôvah, Andriamanitry ny Isiraely, io ta-
nàn' io izay anavanareo hoe, Hatolotr' io
any an-tànany ny mpanjaka any Babilona
ho lany ny sabatra, sy ny mosary, ary ny
aretin-dratsy:
37 Indro, hangoniko ireny avy amy ny
tany rehetra izay nandroahako ireny tamy ny
fahavinirako, sy tamy ny fahasiahako, ary
tamy ny fahatezeran-dehibe, ary hampo-
diko ireny ho aminy io tany io, ka hampo-
neniko ireny soa aman-tsara.
38 Ary ho oloko izareo, ary ho Andria-
maniny Aho:
39 Ary homeko ireny fo iray sy làlana
iray, mba hatahorany Aho mandrakizay,
hahasoa azy, sy ny zanany mandimby azy:
40 Ary hanao fanekena mandrakizay
aminy Aho, ka hitoetra aminy Aho haha-
soa azy; fa hasiako ny fatahorana Ahy eo
am-pony, mba tsy hialany amiko.
41 Eny, hifaly noho izareo Aho hahasoa
azy, ary ny foko rehetra, sy ny fanahiko
rehetra hamponenako azy tokoa eo aminy
io tany io.
42 F' izany no lazainy Iehôvah; Tahaky
ny nampidirako io loza lehibe rehetr' io ta-
miny ireo olon' ireo, no hampidirako aminy
ireo ny soa rehetra izay ilazako ireo.
43 Ary ho vidina ny saha eo aminy io
tany io izay anavanareo hoe, Efa foana iny,
tsy misy olona, na biby; voa tolotra tany
an-tànany ny Kalidia iny.
44 Vola hividiany ny saha, ary ho sora-
tana ny taratasy, dia hasian-kase, ka ha-
laina ny sasany ho vavolombelona, eo amy
ny tany Beniamina, ary eo amy ny tany ma-
nodidina any Ieriosalema, sy eo aminy ireo
tanàna any Ioda, sy eo aminy ireo tanàna
any an-tendrombohitra, sy eo aminy ireo
tanàna any an-tany lemaka, ary eo aminy
ireo tanàna any atsimo: fa hampody ny
eo aminy voa babo Aho, hoy Iehôvah.

## TOKO XXXIII.

Dia nankeo aminy Ieremia fahindroany
ny teniny Iehôvah, raha mbola nihidy teo
an-kianjany ny trano-maizina izy, ka nanao
hoe,
2 Izany no lazainy Iehôvah, mpanao iny,
Iehôvah Izay mamorony iny hampitoetry
iny; Iehôvah no anarany:
3 Miantsoa Ahy, dia hamaly anao Aho,
ka hambarako aminao zava-dehibe sady
miafina, izay tsy fantatrao.

4 F' izany no itenenany Iehôvah, Andriamanitry ny Isiraely, ireo trano eo aminy io tanàn' io, sy ireo tranony ny mpanjaka any Ioda, izay voa rava teo alohany ny mànda fitofirana sy ny sabatra;
5 Raha avy ny olona hiady amy ny Kalidia ka hameno ireo amy ny fatin' olona, izay efa no vonoiko teo amy ny fahatezerako sy teo amy ny fahavinirako, ary raha nafeniko ny tavako taminy io tanàn' io noho ny ratsy rehetra nataony:
6 Indro, ho entiko ho azy fanaretana sy fahasitranana, ary hahasitrany ireny Aho, ka hambarako aminy ireny ny habeny ny fihiavanana, sy ny fahamarinana.
7 Dia hampodiko ny Ioda voa babo, sy ny Isiraely voa babo, ka hatsangako ireny tahaky ny am-boalohany.
8 Ary ho dioviko ireny amy ny fanahi-ratsiny rehetra, izay nanotany tamiko; ary havelako ny helony rehetra, izay nanotany tamiko, sy izay nanadisoany tamiko.
9 Ary anarana mahafaly, dera, sy voninahitra ho Ahy izany, eo anatrehany ny firenen-drehetra any ambony ny tany, izay handre ny fahatsaran-drehetra ataoko aminy ireny: ary hatahotra sy hangovitra izareo, noho ny fahatsaran-drehetra, sy ny fiadanan-drehetra ataoko aminy io *tanàn'* io.
10 Izany no lazainy Iehôvah; Ho re indray eo aminy io tany io izay anavanareo hoe, Efa foana iny tsy misy olona na biby, eo aminy ireo tanàna any Ioda, sy eo aminy ireo làlana any Ieriosalema, izay efa foana tsy misy olona, na mponina, na biby,
11 Ny feo mahafaly, sy ny feo maharavoravo, ny feony ny mpampakatra, sy ny feony ny ampakarina, *ary* ny feony izay hanao hoe, Miderà any Iehôvah Tompony ny maro, fa tsara Iehôvah; satria mandrakizay ny famindram-pony: *ny feony* izay mitondra fanalamboady fiderana ho any an-tranony Iehôvah; satria hampodiko ny voa babo teo amy ny tany, hanahaky ny am-boalohany, hoy Iehôvah.
12 Izany no lazainy Iehôvah Tompony ny maro; Hisy eo aminy io tany io indray izay efa foana tsy misy olona na biby, sy eo amy ny tanànany rehetra, fonenany ny mpiandri-ondry mampandry ny ondry.
13 Eo aminy ireo tanàna any an-tendrombohitra, eo aminy ireo tanàna any an-tany lemaka, sy eo aminy ireo tanàna any atsimo, sy eo amy ny tany Beniamina, sy eo amy ny tany manodidina any Ieriosalema, ary eo aminy ireo tanàna any Ioda, handehanany ny ondry eo ambany ny tànany ny mpanisa, hoy Iehôvah.
14 Indro, ho avy ny andro, hoy Iehôvah, izay hahatanterahako ny zava-tsoa izay efa nilazako ny mpianakaviny Isiraely, sy ny mpianakaviny Ioda.
15 Aminy ireny andro ireny, ary aminy izany taona izany, hampaniriako ny Sampana marina ho any Davidy, ary Izy hanefa fitsarana sy fahamarinana eo amy ny tany.
16 Ny Ioda ho vonjena eo aminy ireny andro ireny, ary Ieriosalema hitoetra tsy manan' ahiahy, ary izany no hanavany iny hoe, Iehôvah fahamarinantsikia.
17 F' izany no lazainy Iehôvah; Tsy ho diso olona i Davidy hipetraka eo ambony ny lapany ny mpianakaviny Isiraely;
18 Ary ny zana-Devy mpisorona tsy ho diso olona eo anatrehako hanolotra fanatitra hodorana, sy hampirehitra fanatitra ho hanina, ary hanao fanalamboady mandrakariva.
19 Dia nankeo aminy Ieremia ny teniny Iehôvah, ka nanao hoe,
20 Izany no lazainy Iehôvah; Raha mahavadiky ny fanekeko amy ny andro, sy ny fanekeko amy ny alina, hianareo, ka tsy hisy andro, na alina, amy ny fotoany;
21 Dia havadikia kosa ny fanekeko aminy Davidy, mpanompoko, ka tsy hanan-janaka-lahy hanjaka eo ambony ny lapany izy; ary amy ny zana-Devy, mpisorona, mpanompo Ahy.
22 Tahaky ny tsy azo isaina ny eo amy ny lanitra, na azo afatra ny fasikia amy ny ranomasina, no hampitomboako ny isany ny zanaky Davidy mpanompoko, sy ny zana-Devy, izay manompo Ahy.
23 Dia nankeo aminy Ieremia ny teniny Iehôvah, ka nanao hoe,
24 Tsy hitanao v' izay no lazainy ireo olon' ireo, hoe, Ny firenena roa izay no finidiny Iehôvah, efa nariany hiany ireny? dia nanaratsy ny oloko ireo, mba tsy ho firenen' intsony izareo eo anatrehany.
25 Izany no lazainy Iehôvah; Raha tsy

ho amy ny andro sy amy ny alina ny fanekeko; raha tsy nampitoeriko ny fandaharany ny lanitra, sy ny tany;
26 Dia hariako ny zanaky Iakoba, sy Davidy mpanompoko, ka tsy hisy halaiko amy ny zanany ho mpanapaky ny zanaky Abirahama, Isaka, sy Iakôba: fa hampody ny eo aminy voa babo Aho, ka hamindra-fo aminy.

## TOKO XXXIV.

NY teny izay nankeo aminy Ieremia avy taminy Iehôvah, raha niady taminy Ieriosalema, sy tamy ny zana-bohiny rehetra, i Nebiokadinezara, mpanjaka any Babilona, sy ny miaramilany rehetra, ary ny fanjakan-drehetra any ambony ny tany izay nanapahany ny tànany, ary ny olon-drehetra, ka nanao hoe,
2 Izany no lazainy Iehôvah, Andriamanitry ny Isiraely; Mandehana, ary mitenena aminy Zedekia, mpanjaka any Ioda, ka lazao aminy hoe, Izany no lazainy Iehôvah; Indro, hatolotro io tanàn' io any an-tànany ny mpanjaka any Babilona, ary handoro io amy ny afo izy.
3 Ary tsy ho afa-mandositra amy ny tànany hianao, fa ho samborina dia ho samborina hianao, ka hatolotra any an-tànany: ary ny masonao hahita ny masony ny mpanjaka any Babilona, ary ny vavany hiteny amy ny vavanao, ary hankany Babilona hianao.
4 Anefa mihainoa ny teniny Iehôvah, ry Zedekia, mpanjaka any Ioda; Izany no lazainy Iehôvah aminao, Tsy ho vonoin-tsabatra hianao:
5 Hiala-aina eo amy ny fihiavanana hianao; ary hisy handoro zava-manitra ho anao tahaky ny nandoroana ho any ny razanao, mpanjaka fahiny izay nialoha anao: ary hisy hitomany anao, *hoe*, Indrisy, tompo ô! f' efa nilaza ny teny Aho, hoy Iehôvah.
6 Dia nilaza ireo teny rehetr' ireo Ieremia mpaminany, taminy Zedekia, mpanjaka any Ioda, tany Ieriosalema,
7 Raha niady ny miaramilany ny mpanjaka any Babilona taminy Ieriosalema, sy tamy ny tanàna rehetra sisa any Ioda, taminy Lakisa sy taminy Azeka: f' ireo tanàna mirova ireo no sisa taminy ireny tanàna any Ioda.
8 Ny teny izay nankeo aminy Ieremia avy taminy Iehôvah, rehefa nanao fanekena i Zedekia mpanjaka tamy ny olon-drehetra izay tany Ieriosalema, hitory amy ny olona ny fandefasany ny andevo;
9 Samy handefa ny ankizi-lahiny avy, sy ny ankizi-vaviny avy, izay mety ho Hebirio-lahy sy Hebirio-vavy, ho afaka avokoa; ka tsy hisy hampanompo olon-Ioda rahalahiny.
10 Ary rehefa reny ny andriandahy sy ny olon-drehetra, izay efa niditra tamy ny fanekena, fa tsy maitsy halefany ny olon-drehetra ny ankizi-lahiny sy ny ankizi-vaviny avy ho afaka, ka tsy hampanompo ireny intsony, dia naneky izareo, ka nalefany ho afaka.
11 Fa rehefa afak' izany, dia nanenina izareo, dia nampiveriny ny ankizi-lahy sy ny ankizi-vavy izay efa nalefany ho afaka, ka nataony ho andevo-lahy sy andevo-vavy ireny.
12 Ary ny teniny Iehôvah nankeo aminy Ieremia avy taminy Iehôvah, ka nanao hoe,
13 Izany no lazainy Iehôvah, Andriamanitry ny Isiraely; Izaho nanao fanekena tamy ny razanareo, teo amy ny andro izay nampivoahako azy tamy ny tany Ejipity, tamy ny trano fanompoana, ka nanao hoe,
14 Raha tapitra ny fito taona, samia mandefa ny Hebirio rahalahiny avy hianareo ho afaka, izay namidy taminao; ary rehefa nanompo anao enina taona izy, dia halefanao ho afaka aminao izy: kanefa tsy mba nihaino Ahy ny razanareo, na nanongilany ny sofiny aza.
15 Ary niverina hianareo andro any, k' efa nanao marina teo imasoko, no nitory ny fandefasany ny namany avy hianareo rehetra; ary efa nanao fanekena teo anatrehako hianareo, teo an-trano izay antsoina amy ny anarako;
16 Fa niverina hianareo, ka nandoto ny anarako, ary samy nampiveriny ny ankizi-lahiny sy ankizi-vaviny avy hianareo rehetra, izay efa nalefanareo ho afaka araky ny sitra-pony, ka nataonareo ho andevo-lahinareo sy andevo-vavinareo ireny.
17 Koa izany no lazainy Iehôvah; Tsy nihaino Ahy hianareo, hitory fandefasana, samy amy ny rahalahiny sy amy ny namany avy; indro, mitory fande-

fasana anareo Aho, hoy Iehôvah, ho
amy ny sabatra, ho amy ny aretin-dra-
tsy, ary ho amy ny mosary; ary hampi-
findra anareo Aho, ho any amy ny fanja-
kan-drehetra any ambony ny tany.
18 Ary ny olona izay nanota ny fane-
keko, dia izay tsy nankato ny teniny ny
fanekena izay nataony teo anatrehako, ha-
taoko tahaky ny zanak'omby izay no sasa-
hiny, ka nandeha teo anelanelany ny tapany
misasaka izareo;
19 Ny andriandahy any Ioda, sy ny an-
driandahy any Ieriosalema, ny olom-bosi-
tra, sy ny mpisorona, ary ny vahoaka rehe-
tra, izay nandeha teo anelanelany ny tapan-
-droa any ny zanak'omby misasaka;
20 Dia hatolotro ireny any an-tànany ny
fahavalony, sy any an-tànany izay mitady
ny ainy: ary ny fatiny ho haniny ny vo-
rona eo amy ny lanitra, sy ny biby eo amy
ny tany.
21 Ary Zedekia, mpanjaka any Ioda, sy
ny andriandahiny, hatolotro any an-tànany
ny fahavalony, sy any an-tànany izay mi-
tady ny ainy, ary any an-tànany ny miara-
milany ny mpanjaka any Babilona, izay
lasa niakatra niala taminareo.
22 Indro, handidy Aho, hoy Iehôvah, ka
hampiveriny ireny ho aminy io tanàn' io
Aho; ary hiady aminy, ka hahafaky iny
izareo, ka hodorany amy ny afo: ary ho foa-
nako ireo tanàna any Ioda, tsy hisy mpo-
nina.

## TOKO XXXV.

NY teny izay nankeo aminy Ieremia avy
taminy Iehôvah, tamy ny androny Iehoia-
kima, zanaky Iosia, mpanjaka any Ioda,
ka nanao hoe,
2 Mandehana any amy ny mpianakaviny
Rekaba, dia mitenena aminy ireo, ka ento
ireo any an-tranony Iehôvah, any an-trano
anankiray miefitra, ary omeo divay ireo ho
sotroiny.
3 Dia nalaiko Iazania, zanaky Ieremia,
zanaky Habazinia, sy ireny rahalahiny, sy
ny zanany rehetra, ary ny mpianakaviny
Rekaba rehetra:
4 Ka nentiko ireny tany an-tranony Ie-
hôvah, tany an-tranony ireo zanaky Ha-
nana, zanaky Igdalia, lehilahin' Andria-
manitra, izay teo anilany ny tranony ireo
andriandahy, izay teo ambony ny tranony
Maseia, zanaky Saloma, mpiandry ny va-
ravarana:
5 Dia napetrako teo anatrehany ireo za-
naky ny mpianakaviny Rekaba siny maro
feno divay, sy kapoaka, ka hoy izaho ta-
miny, Misotroa divay hianareo.
6 Fa hoy izareo, Tsy hisotro divay iza-
hay; f' Ionadaba, zanaky Rekaba, rainay,
efa nandidy anay, ka nanao hoe, Aza mi-
sotro divay, hianareo, na ny zanakareo,
mandrakizay:
7 Ary aza manao trano hianareo, na ma-
mafy voan-javatra, na mamboly voaloboka,
na manany ireny akory hianareo: fa lay
hitoeranareo amy ny andronareo rehetra;
mba ho ela-velona hianareo eo amy ny
tany izay ivahinianareo.
8 Dia nihaino ny feony Ionadaba, zanaky
Rekaba, rainay izahay, taminy izay rehe-
tra nandidiany anay, tsy hisotro divay, iza-
hay, ny vadinay, ny zanakai-lahy, na ny
zanakai-vavy, amy ny andronay rehetra:
9 Na hanao trano hitoeranay; na ha-
nan-tanim-boloboka, na saha, na voan-ja-
vatra:
10 Fa nitoetra teo an-day izahay, ary ni-
haino, ka nanao araky izay rehetra nandi-
diany Ionadaba rainay anay izahay.
11 Fa rehefa niakatra i Nebiokadrezara,
mpanjaka any Babilona, ho any amy ny
tany, dia hoy izahay, Avia, ka aoka han-
kany Ieriosalema isikia, handositry ny mia-
ramilany ny Kalidia, ary handositry ny
miaramilany ny Siria: dia monina any Ie-
riosalema izahay.
12 Dia nankeo aminy Ieremia ny teniny
Iehôvah, ka nanao hoe,
13 Izany no lazainy Iehôvah Tompony
ny maro, Andriamanitry ny Isiraely;
Mandehana, ka lazao amy ny olony Ioda,
sy ny monina any Ieriosalema, Tsy mba
handray anatra hihaino ny teniko va hia-
nareo? hoy Iehôvah.
14 Ny teniny Ionadaba, zanaky Rekaba,
izay nandidiany ireny zanany tsy hisotro
divay, nankatoavina; ary tsy misotro na
kely akory mandrak' andro any izareo, fa
manaraky ny didin-drainy; f' Izaho ni-
teny taminareo, mifoha maraina, ka mi-
teny hiany; kanjo tsy nihaino Ahy hia-
nareo.
15 Efa nirahiko taminareo koa ny
mpanompoko, dia ny mpaminany rehe-
tra; nifoha maraina, ka naniraka hiany

Aho, ka nanao hoe, Samia miala ankehitri-
ny amy ny làlany ratsy avy hianareo rehe-
tra, ka atavy ho tsara ny asanareo, ary aza
mandeha manaraky ny andriamani-kafa ha-
nompo ireny, dia hitoetra eo amy ny tany
izay nomeko anareo, sy ny razanareo, hia-
nareo; fa tsy nanongilan-tsofina, na nihaino
Ahy hianareo.
16 Satria nankatoaviny ny zanaky Iona-
daba, zanaky Rekaba, ny didin-drainy izay
nandidiany azy; fa tsy nihaino Ahy ireo
olon' ireo:
17 Koa izany no lazainy Iehôvah An-
driamanitra Tompony ny maro, Andriama-
nitry ny Isiraely; Indro, hampidirako amy
ny Ioda, sy aminy izay rehetra monina
any Ieriosalema, ny loza rehetra izay ni-
tenenako ireny; satria niteny taminy Aho,
fa tsy nihaino ireny; ary niantso ireny
Aho, fa tsy namaly ireny.
18 Ary hoy Ieremia tamy ny mpianaka-
viny Rekaba, Izany no lazainy Iehôvah
Tompony ny maro, Andriamanitry ny Isi-
raely; Satria nankato ny didiny Ionadaba,
rainareo, ka nitandriny ny didiny rehetra
hianareo, ka nanao araky izay rehetra
nandidiany anareo:
19 Koa izany no lazainy Iehôvah Tom-
pony ny maro, Andriamanitry ny Isiraely;
Tsy ho diso olona Ionadaba, zanaky Re-
kaba, hijanona eo anatrehako mandrakizay.

## TOKO XXXVI.

Ary tamy ny fahefatra taonany Iehoia-
kima, zanaky Iosia, mpanjaka any Ioda,
nankanesany io teny io taminy Ieremia avy
taminy Iehôvah, hoe;
2 Alao taratasy mihiorona, ka soraty
eo ny teny rehetra izay nitenenako ny Isi-
raely, sy ny Ioda, ary ny firenen-drehetra,
taminao, hatramy ny andro nitenenako ta-
minao, dia hatramy ny androny Iosia, ka
hatramy ny andro any.
3 Angamba handre ny mpianakaviny
Ioda ny ratsy rehetra izay no heveriko ha-
tao aminy; ka hiala amy ny làlany ratsy
avy izy rehetra, hamelako ny helony, sy
ny fahotany.
4 Dia niantso any Barioka, zanaky Ne-
ria, Ieremia; ary Barioka nanoratry ny
teny rehetra nampiteneniny Iehôvah ny
vavany Ieremia, izay efa nambarany taminy,
teo amy ny taratasy mihiorona.
5 Ary Ieremia nandidy any Barioka, ka
nanao hoe, Mihidy aho; tsy afa-mankany
an-tranony Iehôvah aho:
6 Dia mandehana hianao, ka vakio ny
teniny Iehôvah izay voa soratrao teo amy
ny taratasy mihiorona navoaky ny vavako,
ho reny ny olona, eo an-tranony Iehôvah
amy ny andro fadina: ary vakio ireny koa
ho reny ny Ioda rehetra izay avy amy ny
tanànany.
7 Angamba hifona eo anatrehany Iehô-
vah izareo, ka hiala amy ny làlany ratsy
avy izy rehetra: fa lehibe ny fahatezerana,
sy ny fahavinirana, izay nitenenany Iehô-
vah ireo olon' ireo.
8 Ary Barioka, zanaky Neria, nanao
araky izay rehetra nandidiany Ieremia
mpaminany azy, ka namaky ny teniny Ie-
hôvah teo an-taratasy, teo an-tranony Ie-
hôvah.
9 Ary tamy ny fahadimy taonany Ie-
hoiakima, zanaky Iosia, mpanjaka any
Ioda, tamy ny volana fahasivy, nitoriany
ny olon-drehetra any Ieriosalema, ary ny
olon-drehetra izay nivoaka taminy ireny
tanàna any Ioda hankany Ieriosalema, an-
dro fadina teo anatrehany Iehôvah.
10 Dia vakiny Barioka ny teniny Ieremia
teo amy ny taratasy, teo an-tranony Iehô-
vah, teo an-trano nitoerany Gemaria, za-
naky Safana, mpanoratra, teo an-kianja am-
bony, teo amy ny vavahady vaovao, fidi-
rana amy ny tranony Iehôvah, ho reny ny
olon-drehetra.
11 Ary rehefa reny Mikaia, zanaky Gema-
ria, zanaky Safana, ny teniny Iehôvah, izay
rehetra teo amy ny taratasy,
12 Dia nidina ho any an-tranony ny mpan-
jaka, ho eo an-trano nitoerany ny mpanoratra:
ary, indro, nipetraka teo ny andriandahy
rehetra, i Elisama, mpanoratra, sy Delaia,
zanaky Semaia, sy Elinatana, zanaky Aki-
bôra, sy Gemaria, zanaky Safana, sy Zede-
kia, zanaky Hanania, ary ny andriandahy
rehetra.
13 Dia nambarany Mikaia azy ny teny
rehetra izay efa reny, raha no vakiny Ba-
rioka tamy ny taratasy teo an-tsofiny ny
olona.
14 Dia naniraka any Iehiody, zanaky
Netania, zanaky Selemia, zanaky Kiosy,
ny andriandahy rehetra, hankany aminy Ba-
rioka, hanao hoe, Ento eo an-tànanao ny
taratasy mihiorona izay efa vakinao teo
an-tsofiny ny olona, ka avia aty. Dia

nentiny Barioka, zanaky Neria, teny an-
-tànany lehy taratasy mihiorona, ka nan-
keo aminy izy.
15 Ary hoy izareo taminy, Mipetraha
àry, ka vakio io teny io eo an-tsofinay.
Dia namaky ny teny Barioka teo an-tso-
finy.
16 Ary rehefa nandre ny teny rehetra
izareo, samy natahotra avokoa izy rehetra,
ka nanao taminy Barioka hoe, Ho lazainay
dia ho lazainay amy ny mpanjaka ireo teny
rehetr' ireo.
17 Ary nanontany any Barioka izareo, ka
nanao hoe, Lazao aminay, masìna hianao,
izay nanoratanao ireo teny rehetr' ireo na-
voaky ny vavany.
18 Dia hoy Barioka taminy hoe, Efa
tononiny ny vavany tamiko ireo teny re-
hetr' ireo, ary ranomainty nanoratako *ireny*
teo an-taratasy.
19 Dia hoy ny andriandahy kosa taminy
Barioka, Mandehana, miere hianao, sy Ie-
remia, ary aoky tsy ho fantatr' olona izay
itoeranareo.
20 Ary niditra ho any amy ny mpanjaka
ho any anatiny ny kianja izareo, rehefa na-
petrany ny taratasy mihiorona teo an-trano
nitoerany Elisama, mpanoratra, dia no la-
zainy ny teny rehetra teo an-tsofiny ny
mpanjaka.
21 Dia nirahiny ny mpanjaka haka ny
taratasy mihiorona Iehiody, ka nalainy iny
tany an-tranony Elisama, mpanoratra. Ary
Iehiody namaky iny teo an-tsofiny ny mpan-
jaka, sy teo an-tsofiny ny andriandahy rehe-
tra izay nijanona teo anilany ny mpanjaka.
22 Ary ny mpanjaka nipetraka teo an-
-trano mafana tamy ny volana fahasivy,
ary nirehitra ny afo teo am-patana teo
anoloany.
23 Ary rehefa namaky telo sa efatra ta-
kelaka Iehiody, dia no didiany antsi-pikia
iny, ka natsipiny teo anatiny ny afo izay
teo am-patana, mandra-pahalany ny afo
avokoa, izay teo am-patana, ny taratasy mi-
hiorona.
24 Fa tsy natahotra, na nandriatry ny
lambany, ny mpanjaka, na ny mpanom-
pony na iray akory, izay nandre ireo teny
rehetr' ireo.
25 Kanefa nangataka i Elinatana, sy De-
laia, ary Gemaria, tamy ny mpanjaka, mba
tsy hodorany ny taratasy mihiorona; fa tsy
nihaino ireo izy.
26 Fa ny mpanjaka nandidy any Ierahi-
mela zanaky Hameleka, sy Seraia zanaky
Aziriela, ary Selemia zanaky Abidela, hi-
sambotra any Barioka mpanoratra, sy
Ieremia mpaminany: fa nanafina azy roa
lahy Iehôvah.
27 Dia nankeo aminy Ieremia ny teniny
Iehôvah, rehefa nodorany ny mpanjaka ny
taratasy mihiorona, sy ny teny izay no so-
ratany Barioka navoaky ny vavany Iere-
mia, ka nanao hoe,
28 Alao indray taratasy hafakoa mihio-
rona, ka soraty eo ny teny fahiny rehetra,
izay teo an-taratasy mihiorona voalohany,
izay nodorany Iehoiakima mpanjaka any
Ioda.
29 Ary ho lazainao aminy Iehoiakima,
mpanjaka any Ioda, Izany no lazainy Ie-
hôvah, Efa nandoro io taratasy mihioron'
io hianao, ka nanao hoe, Nahoana no nano-
ratry iny hianao, ka nanao hoe, Ho avy
dia ho avy ny mpanjaka any Babilona, ka
handrava io tany io, ary hampitsahatr'olona,
sy biby, eo izy?
30 Koa izany itenenany Iehôvah any Ie-
hoiakima, mpanjaka any Ioda, Tsy hanana
na iray akory hipetraka eo ambony ny la-
pany Davidy izy: ary ny fatiny hariana
amy ny hain'andro nony andro, ary amy ny
hatsiaka nony alina.
31 Dia hampijaly azy, sy ny zanany, ary
ireny mpanompo azy, noho ny helony, Aho,
ka hampidirako aminy, sy amy ny mo-
nina any Ieriosalema, ary amy ny olony
Ioda, ny loza rehetra izay nitenenako ire-
ny; kanjo tsy nihaino izareo.
32 Dia nalainy Ieremia taratasy hafakoa
mihiorona, ka nomeny any Barioka mpano-
ratra, zanaky Neria; ary teo aminy iny na-
noratany ny teny rehetra teo an-taratasy
navoaky ny vavany Ieremia, izay efa nodo-
rany Iehoiakima, mpanjaka any Ioda,
tamy ny afo: dia nampiany ny teny maro
tahaky ny teo hiany.

## TOKO XXXVII.

Ary Zedekia mpanjaka, zanaky Iosia, nan-
jaka nandimby any Konia, zanaky Iehoia-
kima, izay nataony Nebiokadrezara, mpan-
jaka any Babilona, ho mpanjaka eo amy ny
tany Ioda.
2 Fa tsy nihaino ny teniny Iehôvah, izay
nampilazainy any Ieremia mpaminany, na

izy, na ny mpanompony, na ny vahoaka eo
amy ny tany.
3 Ary Zedekia, mpanjaka, naniraka any
Iehiokala, zanaky Selemia, sy Zefania, za-
naky Maseia, mpisorona, hankany aminy
Ieremia mpaminany, hanao hoe, Manga-
taha ankehitriny aminy Iehôvah Andria-
manitsikia hitahy anay.
4 Ary Ieremia niditra sy nivoaka teo amy
ny olona; fa tsy mba nasiany teo an-trano-
-maizina izy.
5 Ary ny miaramilany Farao nivoaka
tany Ejipity; ary rehefa nandre ny filazany
ireny ny Kalidia izay nanao fahirano any
Ieriosalema, dia niala tany Ieriosalema iza-
reo.
6 Dia nankeo aminy Ieremia, mpaminany,
ny teniny Iehôvah, ka nanao hoe,
7 Izany no lazainy Iehôvah, Andriama-
nitry ny Isiraely; Izany no ho lazainareo
amy ny mpanjaka any Ioda, izay naniraka
anareo hankaty amiko hanontany Ahy;
Indro, ny miaramilany Farao izay efa ni-
voaka hamonjy anareo, hiverina any Eji-
pity, ho any amy ny taniny.
8 Ary ho avy indray ny Kalidia, ka hiady
aminy io tanàn' io, dia hahafaky iny, ka
hodorany amy ny afo.
9 Izany no lazainy Iehôvah, Aza mamita-
-tena hianareo, ka manao hoe, Hiala dia
hiala amintsikia ny Kalidia; fa tsy hiala
izareo.
10 Fa raha tàhiny no resinareo ny miara-
mila Kalidia rehetra izay miady aminareo,
ka tsy nisy niangana afa tsy ny voa teo
aminy, efa hitsangana hiala amy ny lainy
avy izy rehetra, ka handoro io tanàn' io
amy ny afo izareo.
11 Ary rehefa niala tany Ieriosalema ny
miaramila Kalidia, handositry ny miarami-
lany Farao,
12 Dia nivoaka tany Ieriosalema Ie-
remia hankany amy ny tany Beniamina,
mba haka fananana eo afovoany ny olo-
na eo.
13 Ary rehefa tonga teo amy ny vava-
hady Beniamina izy, dia teo ny mpifehy
ny mpiambina, Ieria no anarany, zanaky
Selemia, zanaky Hanania; dia nisambotra
any Ieremia mpaminany izy, ka nanao
hoe, Latsaka homba ny Kalidia hianao.
14 Dia hoy Ieremia, Laingia izany; tsy
latsaka homba ny Kalidia aho. Fa tsy
nihaino azy izy: dia nisambotra any Iere-
mia hiany Ieria, ka nentiny ho any aminy
ireo andriandahy.
15 Dia tezitra taminy Ieremia ny an-
driandahy, dia no kapohiny, ka nasiany teo
an-trano-maizina, dia teo an-tranony Iona-
tana, mpanoratra: f' efa nanao iny ho
trano-maizina izareo.
16 Rehefa niditra tany an-davaka, sy teo
amy ny fitoerana miefitrefitra, Ieremia, ary
rehefa nitoetr' ela teo Ieremia;
17 Dia naniraka i Zedekia, mpanjaka, ka
nampivoaka azy: ary ny mpanjaka nanon-
tany azy mangingina teo an-tranony, ka
nanao hoe, Misy teny avy aminy Iehôvah
va? Ary hoy Ieremia, Misy hiany: dia
hoy izy, Hatolotra any an-tànany ny mpan-
jaka any Babilona hianao.
18 Ary hoy Ieremia taminy Zedekia,
mpanjaka, Inona no ratsy nataoko taminao,
sa taminy ireo mpanomponao, sa taminy
ireo olon' ireo, no nataonareo teo an-trano-
-maizina aho?
19 Ary aiza ireny mpaminaninareo, izay
naminany taminareo, ka nanao hoe, Tsy ho
avy ny mpanjaka any Babilona hiady ami-
nareo, na aminy io tany io?
20 Ary mihainoa ankehitriny, masìna hia-
nao, tompoko-lahy, ry mpanjaka: aoka
hankasitrahana eo anatrehanao ny fifonako,
masìna hianao, ka aza mampiverina ahy
any an-tranony Ionatana, mpanoratra, fan-
droa maty eo aho.
21 Dia nasainy Zedekia, mpanjaka, mba
hatao Ieremia eo an-kianjany ny trano-
-maizina, ary mba homeny azy ampempa
mofo isan'andro avy amy ny làlany ny
mpanao mofo, mandra-pahalany ny mofo
rehetra eo an-tanàna. Dia nitoetra teo an-
-kianjany ny trano-maizina Ieremia.

## TOKO XXXVIII.

Ary Sefatia, zanaky Matana, sy Gedalia,
zanaky Pasiora, sy Iokala, zanaky Selemia,
ary Pasiora, zanaky Malikia, nandre ny
teny izay efa no lazainy Ieremia tamy ny
olon-drehetra, hoe,
2 Izany no lazainy Iehôvah, Izay mitoe-
tra eo aminy io tanàn' io ho matiny ny sa-
batra, ny mosary, ary ny aretin-dratsy;
f' izay mivoaka hankany amy ny Kalidia
no ho velona, fa ho babo ho an-tena ny
ainy, ka ho velona izy.
3 Izany no lazainy Iehôvah, Hatolotra

dia hatolotra io tanàn' io any an-tànany
ny miaramilany ny mpanjaka any Babi-
lona, ka hahafaky io izy.
4 Dia hoy ireo andriandahy tamy ny
mpanjaka, Trarantitra hianao, aoka ho
vonoina io lehilahy io: satria mampahare-
raky ny tànany ny mpiady izay mitoetra
eo aminy io tanàn' io, sy ny tànany ny
olon-drehetra, izy, raha milaza ireny teny
ireny aminy izy: fa tsy ny fiadanany ireo
olon' ireo, fa ny fandozana, no tadiaviny
io lehilahy io.
5 Dia nanao hoe i Zedekia, mpanjaka,
Indry, eo an-tànanareo izy; fa tsy maha-
tohi-teny anareo ny mpanjaka.
6 Dia nisambotra any Ieremia izareo, ka
nasiany teo an-davaky Malikia zanaky
Hameleka, izay teo an-kianjany ny trano-
-maizina: ary mahazaka nampidinany ireny
any Ieremia. Ary tsy nisy rano teo an-
-davaka, fa fotaka. Dia nilentikia teo amy
ny fotaka Ieremia.
7 Ary rehefa reny Ebedi-meleka Etio-
pia, anankiray amy ny olom-bositra, izay
teo an-tranony ny mpanjaka, f' efa na-
siana teo an-davaka Ieremia; raha nipe-
traka teo am-bavahady Beniamina ny
mpanjaka;
8 Dia nivoaka tamy ny tranony ny
mpanjaka i Ebedi-meleka, ary niteny tamy
ny mpanjaka, ka nanao hoe,
9 Tompoko-lahy, ry mpanjaka, ireo olon'
ireo efa nanao ratsy teo aminy izay rehetra
nanavany any Ieremia mpaminany, izay
nasiany teo an-davaka; dia maty mosary
izy, eo aminy izay itoerany: fa tsy misy
mofo intsony eo an-tanàna.
10 Dia nandidy any Ebedi-meleka Etio-
pia ny mpanjaka, ka nanao hoe, Manalà
aty telo-polo lahy hiaraka aminao, ka mam-
piakara any Ieremia mpaminany amy
ny lavaka, dieny tsy mbola maty izy.
11 Dia nalainy Ebedi-meleka ireo lehi-
lahy hiaraka aminy, ka nankany an-trano-
ny ny mpanjaka eo ambany ny trano-fitoe-
ram-pananana, dia nalainy teo lamba ro-
vidrovitra, sy voro-damba ratsy, ka nam-
pidininy ireny tamy ny mahazaka tany an-
-davaka ho aminy Ieremia.
12 Ary hoy Ebedi-meleka Etiopia taminy
Ieremia, Asivy ireo lamba rovidrovitra,
sy ireo voro-damba, amy ny mahazaka, eo
ambany ny helikao. Dia nataony Ieremia
izany.
13 Ary mahazaka nanalany any Ieremia,
sy nampiakarany azy tamy ny lavaka:
dia nitoetra teo an-kianjany ny trano-mai-
zina Ieremia.
14 Dia naniraka i Zedekia mpanjaka, ka
nampaka any Ieremia mpaminany hankeo
aminy, any amy ny fidirana fahatelo, izay
teo amy ny tranony Iehôvah; ary hoy ny
mpanjaka taminy Ieremia, Hanontany za-
va-drai-loha aminao aho; aza manafina
amiko na kely akory hianao.
15 Dia hoy Ieremia taminy Zedekia,
Raha hambarako anao *izany*, tsy ho
vonoinao dia ho vonoinao v' aho? ary
raha homeko saina anao, tsy hihaino ahy
hianao.
16 Dia nianiana taminy Ieremia teo amy
ny miafina i Zedekia mpanjaka, ka nanao
hoe, Raha velona koa Iehôvah, Izay na-
hary ho antsikia izao fanahy izao, tsy ho
vonoiko hianao, na hatolotro hianao any
an-tànany ireo olon' ireo izay mitady ny
ainao.
17 Dia hoy Ieremia taminy Zedekia,
Izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra,
Tompony ny maro, Andriamanitry ny Isi-
raely; Raha hivoaka dia hivoaka ho amy
ny andriandahiny ny mpanjaka any Babi-
lona hianao, dia ho velona ny ainao, ka tsy
hodorana amy ny afo io tanàn' io; dia
ho velona hianao, sy ny mpianakavinao:
18 Fa raha tsy hivoaka ho amy ny an-
driandahiny ny mpanjaka any Babilona
hianao, dia hatolotra io tànan' io any an-
-tànany ny Kalidia, ka hodorany io amy ny
afo: ary tsy ho afa-mandositra amy ny tà-
nany hianao.
19 Ary hoy Zedekia, mpanjaka, taminy
Ieremia, Matahotry ny olon-Ioda izay efa
latsaka homba ny Kalidia aho, fandroa ha-
nolotra ahy any an-tànany izareo, ka ha-
neso ahy.
20 Fa hoy Ieremia, Tsy hanolotra tsy
akory izareo: masìna hianao, mihainoa ny
teniny Iehôvah izay no lazaiko aminao;
dia ho tsara hiany hianao, ka ho velona ny
ainao.
21 Fa raha tsy mety mivoaka hianao,
izany no teny izay nasehony Iehôvah ta-
miko:
22 Ary, indro, ny vehivavy rehetra izay
mitoetra eo an-tranony ny mpanjaka any
Ioda, ho entina hivoaka any amy ny an-
driandahiny ny mpanjaka any Babilona,

dia hanao hoe ireny vehivavy ireny, Efa
nitaona anao ny havanao, ka naharesy
anao, efa milentikia amy ny fotaka ny ton-
gotrao; niveri-niala izareo.
23 Dia hisy hampivoaky ny vadinao re-
hetra sy ireo zanakao ho amy ny Kalidia;
ary tsy ho afa-mandositra amy ny tànany
hianao, fa ho samboriny ny tànany ny
mpanjaka any Babilona hianao: ary ham-
pandoro io tanàn' io amy ny afo hianao.
24 Dia hoy Zedekia taminy Ieremia,
Aza avela ho fantatr' olona na iray akory
ireo teny ireo, dia tsy ho vonoina hianao;
25 Fa raha handre ny andriandahy fa
niresaka taminao aho, ka hankeo aminao
izareo, ka hanao aminao hoe, Ambarao
aminay ankehitriny izay efa no lazainao
tamy ny mpanjaka, aza manafina aminay
hianao, ka tsy ho vonoinay hianao; ary
izay efa no lazainy ny mpanjaka taminao:
26 Dia ho lazainao aminy ireo, Nifona
teo anatrehany ny mpanjaka aho, mba tsy
hampiverina ahy ho any an-tranony Iona-
tana izy, ho maty eo.
27 Dia nankeo aminy Ieremia ny andri-
andahy rehetra, ka nanontany azy: ary
nilaza taminy ireo izy, araky ireny teny re-
hetr' ireny, izay efa no didiany ny mpanjaka.
Dia nitsahatra niteny taminy izareo; fa tsy
nahare ny teny izareo.
28 Dia nitoetra Ieremia teo an-kianjany
ny trano-maizina hatramy ny andro izay
nahafahana any Ieriosalema: ary *teo* izy
raha afaka Ieriosalema.

## TOKO XXXIX.

Tamy ny fahasivy taonany Zedekia, mpan-
jaka any Ioda, tamy ny volana fahafolo,
nankanesany Nebiokadrezara, mpanjaka
any Babilona, sy ny miaramilany rehetra,
ho any Ieriosalema, ary nanao fahirano iny
izareo.
2 Tamy ny faharaikia amby ny folo tao-
nany Zedekia, tamy ny volana fahefatra,
tamy ny *andro* fahasivy amy ny volana,
nandravany ny tanàna.
3 Dia niditra ny andriandahy rehetra any
ny mpanjaka any Babilona, ka nipetraka
teo amy ny vavahady afovoany, dia i Neri-
gala-Sarezera, i Samigara-nebo, i Sarise-
kima, mpifehy ny olom-bositra, i Nerigala-
-Sarezera, mpifehy ny olon-kendry, sy ny
sisa rehetra amy ny andriandahiny ny
mpanjaka any Babilona.
4 Ary rehefa hitany Zedekia, mpanjaka
any Ioda, ireny, sy ny lehilahy miady re-
hetra, dia nandositra, ka nivoaka tamy ny
tanàna nony alina izareo, nahazo ny làlany
ny tanim-boliny ny mpanjaka teo amy ny
vavahady teo anelanelany ny mànda roa;
ary nivoaka nahazo ny làlana mankany
amy ny tany lemaka izy.
5 Dia nanenjiky ireny ny miaramilany ny
Kalidia, ka nahatratra any Zedekia teo
amy ny tany lemaka any Ierikô: ary re-
hefa nisambotra azy izareo, dia nentiny
miakatra ho any aminy Nebiokadinezara,
mpanjaka any Babilona, any Ribila eo
amy ny tany Hamata, izy, dia nitsara azy
izy.
6 Dia no vonoiny ny mpanjaka any Ba-
bilona ireny zanaky Zedekia tany Ribila,
teo imasony; ary no vonoiny ny mpanjaka
any Babilona ny andriandahy rehetra any
Ioda.
7 Ary nampotsiriny ny masony Zedekia,
ary nampamatorany gadra, ho entina any
Babilona, izy.
8 Ary nodorany ny Kalidia ny tranony
ny mpanjaka, sy ny tranony ny olona,
tamy ny afo, ary no ravany ny màndany
Ieriosalema.
9 Ary ny olona sisa izay nitoetra teo an-
-tanàna, sy ny mpikiomy izay lasa nomba
azy, ary ny olona sisa izay nitoetra teo, nen-
tiny Nebiozaradana, mpifehy ny miaramila
sasany, ho babo any Babilona.
10 Fa ny olona malahelo izay tsy nanana na
inona na inona, namelany Nebiozaradana,
mpifehy ny miaramila sasany, teo amy ny
tany Ioda, ka nomeny azy tanim-boaloboka,
sy saha maro, taminy izany andro izany.
11 Ary Nebiokadrezara, mpanjaka any
Babilona, nandidy any Nebiozaradana, mpi-
fehy ny miaramila sasany, ny aminy Iere-
mia, ka nanao hoe,
12 Alao izy, ary tandremo izy, ary aza
manisy ratsy azy; fa atavy aminy, araky
izay no lazainy aminao.
13 Dia naniraka i Nebiozaradana, mpi-
fehy ny miaramila sasany, sy Nebiosasibana,
mpifehy ny olom-bositra, sy Nerigala-Sa-
rezera, mpifehy ny olon-kendry, ary ny
andriandahy rehetra any ny mpanjaka any
Babilona;
14 Dia naniraka izareo, ka nampaka any

Ieremia tamy ny kianjany ny trano-maizina, ka nanolotra azy ho any Gedalia, zanaky Ahikama, zanaky Safana, mba ho entina mody izy: dia nitoetra teo amy ny olona izy.
15 Dia nankeo aminy Ieremia ny teniny
Iehôvah, raha nihidy teo an-kianjany ny trano-maizina izy, ka nanao hoe,
16 Mandehana, ka mitenena aminy Ebe-
di-meleka Etiopia, hoe, Izany no lazainy Iehôvah Tompony ny maro, Andriamanitry ny Isiraely, Indro, hefaiko ny teniko aminy io tanàn' io haharatsy, ka tsy hahasoa, ary ho tanteraka eo anatrehanao aminy izany andro izany ireny.
17 Ary hamonjy anao aminy izany andro
izany Aho, hoy Iehôvah; ary tsy hatolotra hianao ho any an-tànany ny olona izay atahoranao.
18 Fa hamonjy dia hamonjy anao Aho,
ka tsy ho lavon-tsabatra hianao, fa ho babo ho an-tena ny ainao; satria efa natoky Ahy hianao, hoy Iehôvah.

## TOKO XL.

NY teny izay nankeo aminy Ieremia avy taminy Iehôvah, rehefa nalefany Nebiozaradana, mpifehy ny miaramila sasany, hiala any Rama izy, rehefa nalainy mifato-gadra izy teo amy ny sambotra rehetra any Ieriosalema sy Ioda, izay nentina ho babo ho any Babilona:
2 Dia naka any Ieremia ny mpifehy ny
miaramila sasany, ka nanao taminy hoe, Iehôvah Andriamanitrao efa nitory io loza io hamely itoy tany itoy.
3 Ary nentiny Iehôvah, ka nataony ara-
ky izay efa no toriny, satria nanota taminy Iehôvah hianareo, ka tsy nihaino ny feony; koa nanjo anareo izany zavatr' izany.
4 Ary ankehitriny, indro, mandefa anao
andro any aho ho afaka amy ny gadra izay eo amy ny tànanao. Raha tianao handeha hiaraka amiko ho any Babilona, avia handeha; dia hitandrina anao aho: fa raha tsy tianao handeha hiaraka amiko ho any Babilona, mitoera hiany: indro, eo anoloanao ny tany rehetra: na aiza na aiza no ho tsara sy marina eo imasonao haleha, mankanesa ho any.
5 Ary dieny tsy mbola lasa izy, *hoy
izy kosa,* Miverena ho any aminy Gedalia, zanaky Ahikama, zanaky Safana, izay nataony ny mpanjaka any Babilona hanapaky ireo tanàna any Ioda, ka miaraha mitoetra aminy eo amy ny olona; sa mandehana any aminy izay tianao haleha. Dia nanome azy vatsy sy zavatra ny mpifehy ny miaramila sasany, ka navelany handeha izy.
6 Dia lasa Ieremia hankany aminy Ge-
dalia, zanaky Ahikama, ho any Mizipa: dia niara-nitoetra taminy, teo amy ny olona izay sisa teo amy ny tany, izy.
7 Ary rehefa nandre ny mpifehy rehe-
tra amy ny miaramila, izay tany ivelany, izareo sy ny olony, f' efa nataony ny mpanjaka any Babilona i Gedalia, zanaky Ahikama, hanapaky ny tany, ary f' efa nanendry azy ho antony ny lehilahy, sy ny vehivavy, sy ny zaza madinikia, ary ny olona malahelo teo amy ny tany, izay tsy nentina ho babo ho any Babilona, izy;
8 Dia nankany aminy Gedalia ho any
Mizipa izareo, dia Isimaela, zanaky Netania, sy Iohanana sy Ionatana, zanaky Karea, sy Seraia zanaky Tanihometa, sy ireo zanaky Efay, zanaky Netofata, ary Iezania zanaky Makata, izareo ambany ny olony.
9 Dia nianiana taminy ireny, sy tamy ny
olony, i Gedalia zanaky Ahikama, zanaky Safana, ka nanao hoe, Aza matahotra hanompo ny Kalidia; mitoera eo amy ny tany, ka tompoy ny mpanjaka any Babilona, dia ho soa aman-tsara hianareo.
10 Ary izaho, indro, mitoetra any Mizipa
aho, mba hanompo ny Kalidia izay hankeo amintsikia: fa hianareo, angony divay, sy vokatra lohataona, ary solikia, ary atavy eo an-dovilianareo, ka mitoera eo an-tanànareo izay efa afakareo.
11 Ary koa, rehefa nandre ny olon-Ioda
rehetra izay tany Moaba, sy teo amy ny zanaky Amôna, sy tany Edoma, ary izay tany amy ny tany rehetra, f' efa namelany ny mpanjaka any Babilona ny Ioda sasany, ary f' efa nanendry any Gedalia zanaky Ahikama, zanaky Safana, hanapaky ireny izy;
12 Dia niverina ny olon-Ioda rehetra
niala tamy ny tany rehetra izay efa nandroahana azy, ka nankany amy ny tany Ioda ho any aminy Gedalia, ho any Mizipa, dia nanangona divay, sy vokatra lohataona, be indrindra, izareo.

13 Ary Iohanana, zanaky Karea, sy izay
rehetra nifehy ny miaramila, izay tany
ivelany, nankany aminy Gedalia, ho any
Mizipa,
14 Ka nanao taminy hoe, Fantatrao to-
koa va f' efa naniraka any Isimaela, zanaky
Netania, hamono anao i Balisa mpanjaky
ny zanaky Amôna?—kanjo tsy nino ireny
Gedalia, zanaky Ahikama.
15 Dia niteny mangingina taminy Geda-
lia tany Mizipa Iohanana, zanaky Karea,
ka nanao hoe, Masìna hianao, aoka han-
deha aho, ka hamono any Isimaela, zanaky
Netania, ary tsy hisy olona hahalala; na-
hoana no hamono anao izy, ka hiely ny
Ioda rehetra, izay efa niangona teo aminao,
ary ho very ny Ioda sisa?
16 Fa hoy Gedalia, zanaky Ahikama, ta-
miny Iohanana, zanaky Karea, Aza manao
izany zavatr' izany hianao, fa milaza lain-
gia any Isimaela hianao.

## TOKO XLI.

Ary rehefa omby amy ny volana fahafito,
dia nankany aminy Gedalia zanaky Ahi-
kama, tany Mizipa, Isimaela, zanaky Ne-
tania, zanaky Elisama, taranaky ny mpan-
jaka, sy ireo andriandahiny ny mpanjaka,
ary ny folo lahy izay nomba azy; ary
niara-nihina-mofo tany Mizipa izareo.
2 Dia nitsangana Isimaela, zanaky Ne-
tania, sy ny folo lahy izay nomba azy, ka
namely sabatra any Gedalia, zanaky Ahi-
kama, zanaky Safana, ka namono azy, izay
efa nataony ny mpanjaka any Babilona ha-
napaky ny tany.
3 Ary ny olon-Ioda rehetra izay nitoetra
teo aminy, dia teo aminy Gedalia, tany Mi-
zipa, sy ny Kalidia izay hita teo, ambany
ny mpiady, no vonoiny Isimaela.
4 Ary tamy ny andro ampitso, rehefa na-
mono any Gedalia izy, dieny tsy nisy olona
nahalala,
5 Dia avy tany Sekema, tany Silo, ary
tany Samaria, ny olona sasany, dia valo-
-polo lahy, voa haratra volom-bava, sy
nitria-damba, izay efa nandidi-tena, mitondra
fanatitra sy zava-manitra eny an-tànany ho
entina any an-tranony Iehôvah.
6 Dia nivoaka tany Mizipa mba hi-
tsena azy Isimaela, zanaky Netania,
mitomany eny am-pandehanany: ary re-
hefa nihaona taminy izy, dia hoy izy tami-
ny, Mankanesa any aminy Gedalia, zanaky
Ahikama.
7 Ary taminy izany, rehefa tonga ireny
teo anatiny ny tanàna, dia namono ireny
Isimaela, zanaky Netania, *ka nanary ireny*
tany an-davaka izy, ambany ny olona
izay nomba azy.
8 Fa folo lahy izay hita teo aminy ireny
nanao taminy Isimaela hoe, Aza mamono
anay; fa manam-pananana izahay any an-
-tsaha, vary, sy vari-lava-volo, sy solikia,
ary tantely. Dia nitsahatra izy, ka
tsy mba no vonoiny ireny teo amy ny raha-
lahiny.
9 Ary ny lavaka izay nanariany Isimaela
ny fatiny ny olon-drehetra, izay efa no vo-
nonony noho i Gedalia, no nataony Asa,
mpanjaka, noho i Basa mpanjaky ny Isi-
raely; nameno iny Isimaela zanaky Ne-
tania tamy ny fatiny izay efa no vo-
noina.
10 Dia no baboiny Isimaela ny olona
sisa rehetra izay tany Mizipa, dia ny za-
naka-vaviny ny mpanjaka, sy ny olon-dre-
hetra izay nitoetra tany Mizipa, izay efa
natolotry Nebiozaradana, mpifehy ny mia-
ramila sasany, ho any Gedalia zanaky Ahi-
kama: dia namabo ireny Isimaela zanaky
Netania, ka lasa nankany amy ny za-
naky Amôna.
11 Fa rehefa reny Iohanana, zanaky Ka-
rea, sy izay rehetra nifehy ny miaramila
izay nomba azy, ny ratsy rehetra izay
efa nataony Isimaela, zanaky Netania,
12 Dia naka ny lehilahy rehetra izareo, ka
lasa nandeha hiady aminy Isimaela zanaky
Netania, ka nahita azy teo amoron-drano
lehibe izay any Gibeôna.
13 Ary rehefa hitany ny olon-drehetra
izay nomba any Isimaela, Iohanana, za-
naky Karea, sy izay rehetra nifehy ny mia-
ramila izay nomba azy, dia faly izareo.
14 Dia nitodikia ny olon-drehetra izay
efa no baboiny Isimaela tany Mizipa, ka
niverina, dia nankany aminy Iohanana za-
naky Karea izareo.
15 Ary Isimaela zanaky Netania sy valo
lahy nandositra teo alohany Iohanana, ka
lasa nankany amy ny zanaky Amôna.
16 Ary Iohanana zanaky Karea, sy izay
rehetra nifehy ny miaramila izay nomba
azy, nitondra ny olona sisa rehetra, izay
efa nentiny niala taminy Isimaela, zanaky

Netania, tany Mizipa, rehefa no vonoiny
Gedalia, zanaky Ahikama, dia ny olo-ma-
hery miady, sy ny vehivavy, sy ny zaza
madinikia, ary ny olom-bositra, izay efa nen-
tiny niala tany Gibeôna:
17 Dia lasa nandeha izareo, ka nitoetra
teo amy ny fonenany ny Kimihama, izay
eo anilany Betilehema, mba hankany Eji-
pity,
18 Noho ny Kalidia; fa natahotry ireny
izareo, satria efa no vonoiny Isimaela, za-
naky Netania, i Gedalia zanaky Ahikama,
izay efa nataony ny mpanjaka any Babi-
lona hanapaky ny tany.

## TOKO XLII.

Dia nanatona izay rehetra nifehy ny miara-
mila, sy Iohanana, zanaky Karea, sy Ie-
zania, zanaky Hosaia, ary ny olon-drehetra,
na ny kely na ny lehibe,
2 Ka nanao taminy Ieremia, mpaminany,
hoe, Masìna hianao, aoky ny fifonanay han-
kasitrahana eo anatrehanao, ka mangataha
aminy Iehôvah, Andriamanitrao, hitahy
anay, dia ireo olona sisa rehetr' ireo; (fa
vitsy hiany izahay no sisa amy ny maro,
tahaky ny fahitany ny masonao anay:)
3 Mba hambarany Iehôvah Andriamani-
trao aminay izay làlana mety halehanay, sy
izay zavatra mety hataonay.
4 Dia hoy Ieremia mpaminany taminy
hoe, Efa nandre aho; indro, hangataka
aminy Iehôvah, Andriamanitrareo, araky
ny teninareo aho: ary izay teny rehetra ha-
valiny Iehôvah anareo no hambarako ami-
nareo, tsy hanafin-teny akory aminareo
aho.
5 Dia hoy izareo taminy Ieremia, Iehô-
vah ho vavolombelona aminay, sady marina
no tsi-mandaingia, raha tsy dia hataonay
araky ny teny rehetra izay hampitondrainy
Iehôvah Andriamanitrao anao aminay.
6 Na ho soa na ho ratsy, ho henoinay ny
feony Iehôvah Andriamanitray, Izay ani-
rahanay anao; dia soa aman-tsara izahay,
raha mihaino ny feony Iehôvah Andriama-
nitray izahay.
7 Dia nankeo aminy Ieremia ny teniny
Iehôvah, rehefa afaka hafoloan'andro.
8 Dia niantso any Iohanana zanaky Ka-
rea, sy izay rehetra nifehy ny miaramila
izay nomba azy, ary ny olon-drehetra, na
ny kely, na ny lehibe, izy,
9 Ka nanao taminy hoe, Izany no lazainy
Iehôvah Andriamanitry ny Isiraely, Izay
nanirahanareo ahy hanolotry ny fifonanareo
eo anatrehany:
10 Raha hitoetra hiany eo aminy io tany
io hianareo, dia hataoko trano ho anareo,
ka tsy ho ravako, dia hamboleko hianareo,
ka tsy hongotako: fa maneniny ny ratsy
izay nataoko taminareo Aho.
11 Aza matahotry ny mpanjaka any Ba-
bilona, izay atahoranareo; aza matahotra
azy hianareo, hoy Iehôvah; fa momba ana-
reo hamonjy anareo sy hanafaka anareo
amy ny tànany Aho.
12 Ary hampamindra-fo aminareo Aho,
mba hiantràny anareo, sy hampodiany ana-
reo ho any amy ny taninareo.
13 Fa raha hoy hianareo, Tsy hitoetra eo
aminy io tany io izahay, ary tsy mihaino
ny feony Iehôvah Andriamanitrareo hia-
nareo,
14 Ka manao hoe, Tsia; fa hankany amy
ny tany Ejipity izahay; tsy hahita ady any
izahay, na handre ny fanenony ny trompe-
tra, na ho mosaren-kanina; ary any no hi-
toeranay:
15 Dia mihainoa ny teniny Iehôvah an-
kehitriny aminy izany, hianareo, ry
Ioda sisa, Izany no lazainy Iehôvah Tom-
pony ny maro, Andriamanitry ny Isiraely;
Raha manatrikia dia manatrikia hiditra any
Ejipity hianareo, ka mandeha hivahiny
any:
16 Dia hahatratra anareo ny sabatra izay
atahoranareo, any amy ny tany Ejipity, ka
hanjohy anareo hatrany Ejipity ny mosary
izay ahinareo; dia ho maty any hianareo.
17 Ary izany no hatao amy ny olon-dre-
hetra izay manatrikia hiditra any Ejipity
mba hivahiny any; dia ho matiny ny sa-
batra, ny mosary, ary ny aretin-dratsy, iza-
reo: ary tsy hisy hiangana izareo, na ho
afa-mandositry ny loza izay halatsako
aminy.
18 F' izany no lazainy Iehôvah Tompony
ny maro, Andriamanitry ny Isiraely; Ta-
haky ny nampilatsahany ny fahatezerako
sy ny fahavinirako tamy ny mponina tany
Ieriosalema, no hampilatsahany ny fahate-
zerako aminareo, raha hankany Ejipity
hianareo; ary ho fisahatoana, sy ho fandra-
vana, sy ho fanozonana, ary ho fanarabiana,
hianareo, ary tsy hahita io tany io intsony
hianareo.

19 Iehôvah niteny anareo, ry Ioda sisa; Aza mankany Ejipity hianareo: fantaro marimarina f' efa nananatra anareo andro any aho.
20 F' efa diso tany am-panahy hianareo, raha naniraka ahy ho aminy Iehôvah, Andriamanitrareo, ka nanao hoe, Mangataha aminy Iehôvah Andriamanitray hitahy anay: ary araky izay rehetra ho lazainy Iehôvah, Andriamanitray, ambarao aminay, dia hataonay.
21 Ary efa nambarako taminareo andro any; fa tsy nihaino ny feony Iehôvah Andriamanitrareo, na izay rehetra nanirahany ahy taminareo, hianareo.
22 Ary ankehitriny fantaro marimarina fa ho matiny ny sabatra, ny mosary, ary ny aretin-dratsy, hianareo, eo amy ny tany izay tianareo handeha mba hivahiny any.

## TOKO XLIII.

Ary rehefa tapitra niteny Ieremia tamy ny olon-drehetra izay teny rehetra avy taminy Iehôvah, Andriamaniny, izay nampitondrainy Iehôvah Andriamaniny azy taminy, dia ireo teny rehetr' ireo;
2 Dia niteny Azaria, zanaky Hosaia, sy Iohanana, zanaky Karea, ary ny olon-drehetra nirehareha, ka nanao taminy Ieremia hoe, Mandaingia hianao; tsy naniraka anao Iehôvah Andriamanitray hilaza hoe, Aza mankany Ejipity hivahiny any hianareo.
3 F' i Barioka, zanaky Neria, nanesikia anao hanohitra anay, mba hanolotra anay any an-tànany ny Kalidia hamonoana anay, sy hitondrana anay ho babo ho any Babilona.
4 Ary tsy mba nihaino ny feony Iehôvah Iohanana, zanaky Karea, sy izay rehetra nifehy ny miaramila, ary ny olon-drehetra, hitoetra eo amy ny tany Ioda.
5 F' Iohanana, zanaky Karea, sy izay rehetra nifehy ny miaramila, nitondra ny Ioda sisa rehetra, izay niverina avy tamy ny firenen-drehetra izay nandroahana azy, hitoetra eo amy ny tany Ioda;
6 Dia ny lehilahy, sy ny vehivavy, ary ny zaza madinikia, ary ny zanaka-vaviny ny mpanjaka, sy ny olon-drehetra izay efa navelany Nebiozaradana, mpifehy ny miaramila sasany, teo aminy Gedalia zanaky Ahikama, zanaky Safana, ary Ieremia mpaminany, sy Barioka zanaky Neria.
7 Dia nankany amy ny tany Ejipit izareo; fa tsy nihaino ny feony Iehôvah izareo; dia nankany Tapanesa izareo.
8 Dia nankeo aminy Ieremia ny teniny Iehôvah tany Tapanesa, ka nanao hoe,
9 Ento vato lehibe eo an-tànanao, ka afeno ireny eo amy ny tani-manga eo anatiny ny fandoroam-birikia izay eo amy ny fidirana amy ny tranony Farao any Tapanesa, eo imasony ny lehilahy Ioda;
10 Ka lazao aminy hoe, Izany no lazainy Iehôvah Tompony ny maro, Andriamanitry ny Isiraely, Indro, haniraka, ka hampaka any Nebiokadrezara, mpanjaka any Babilona, mpanompoko, Aho, ary hampitoetry ny lapany eo amboniny ireo vato ireo, izay efa nafeniko, Aho: ary hanoriny ny laim--panjakana eo amboniny ireny izy.
11 Ary raha tonga izy, dia hamely ny tany Ejipity izy; izay ho vonoina ho vonoina, ary izay ho baboina ho baboina, ary izay ho amy ny sabatra ho amy ny sabatra.
12 Dia hampirehitr' afo eo amy ny tranony ny andriamanitry ny Ejipity Aho; ary handoro ireny izy, ary hamabo ireny izy, ary hitafy ny tany Ejipity, tahaky ny fitafiny ny mpiandri-ondry ny lambany, izy: ary hiala any soa aman-tsara izy.
13 Dia hanapatapaky ireo endri-javatry ny trano masoandro izay eo amy ny tany Ejipity, izy: ary handoro ny tranony ireo andriamanitry ny Ejipity amy ny afo izy.

## TOKO XLIV.

Ny teny izay nankeo aminy Ieremia hilaza ny olon-Ioda rehetra, izay nitoetra teo amy ny tany Ejipity, izay nitoetra tany Migidola, sy tany Tapanesa, sy tany Nofa, ary teo amy ny tany Patrôsa, ka nanao hoe,
2 Izany no lazainy Iehôvah Tompony ny maro, Andriamanitry ny Isiraely; Efa hitanareo ny loza rehetra izay nalatsako taminy Ieriosalema, ary tamy ny tanàna rehetra any Ioda; ary indro, rava andro any ireo, ka tsy misy monina eo;
3 Noho ny ratsy izay efa nataony, hampahatezitra Ahy, raha nandeha handoro zava-manetona izareo hanompoany ireo andriamani-kafa, izay tsy fantany, izareo, hianareo, na ny razanareo.
4 Kanefa naniraky ny mpaminany, mpanompoko rehetra, Aho, mifoha maraina ka maniraka, hoe, Endray, aza manao io zava--betaveta io izay halako hianareo.

Ejipit 5 Fa tsy nihaino izareo, na nanongilany
ny sofiny, mba hiala amy ny fanahi-ratsiny,
mba tsy handoro zava-manetona ho any
ireo andriamani-kafa.
6 Izany nilatsahany ny fahavinirako, sy
ny fahatezerako, ary nirehetany teo aminy
ireo tanàna any Ioda, sy teo aminy ireo là-
lam-be any Ieriosalema; ary fongana ho
foana ireny, tahaky ny amy ny andro
any.
7 Ary ankehitriny, izany no lazainy Iehô-
vah Andriamanitra, Tompony ny maro,
Andriamanitry ny Isiraely; Nahoana no
ataonareo io ratsy lehibe io handratry ny
fanahinareo, hanongana aminareo ny lehi-
lahy sy ny vehivavy, ny zaza-bodo sy ny
mpinono, ho afaka amy ny Ioda, ka tsy
hasiana miangana hianareo na iray akory;
8 Ka mampahatezitra Ahy hianareo,
amy ny asany ny tànanareo, mandoro
zava-manetona ho any ireo andriamani-
-kafa eo amy ny tany Ejipity izay naleha-
nareo hivahiny any, mba ho fongana hia-
nareo, ary mba ho ozona sy ho latsa eo
amy ny firenen-drehetra ambony ny tany
hianareo?
9 Efa hadinonareo va ny fahotany ny ra-
zanareo, sy ny fahotany ireo mpanjaka
any Ioda, sy ny fahotany ny vadiny, sy ny
fahotanareo, sy ny fahotany ny vadinareo,
izay nataony teo amy ny tany Ioda, sy teo
aminy ireo làlam-be any Ieriosalema?
10 Tsy nanetri-tena izareo mandrak'andro
any, ary tsy natahotra izareo, na nanaraky
ny lalàko, na ny didiko, izay napetrako
teo anatrehanareo, sy teo anatrehany ny ra-
zanareo.
11 Koa izany no lazainy Iehôvah Tom-
pony ny maro, Andriamanitry ny Isiraely;
Indro, hampanatrehako anareo ny tavako
haharatsy, sy hanongany ny Ioda rehetra.
12 Dia halaiko ny Ioda sisa, izay nana-
trikia hankany amy ny tany Ejipity hiva-
hiny any, ka ho fongana izy rehetra;
ho lavo eo amy ny tany Ejipity izareo; ho
lany ny sabatra, *sy* ny mosary izareo: dia
matiny ny sabatra, sy ny mosary, izy re-
hetra, na ny kely, na ny lehibe: ary ho
fisahatoana, ho fandravana, sy fanozonana,
ary fandatsana, izareo.
13 Fa hampijaliko izay mitoetra eo amy
ny tany Ejipity, amy ny sabatra, ny mo-
sary, ary ny aretin-dratsy, tahaky ny nam-
pijaliako any Ieriosalema:
14 Ka tsy ho afa-mandositra, na hitoetra
ny Ioda sisa, izay nankany amy ny tany
Ejipity, hivahiny any, mba hiverina any
amy ny tany Ioda, izay tiany ny fanahiny
hiverina hitoetra eo; fa tsy hisy hiverina
afa tsy izay handositra.
15 —Ary ny lehilahy rehetra izay naha-
lala f' efa nandoro zava-manetona ny vadiny
ho any ireo andriamani-kafa, ary ny vehi-
vavy rehetra izay nijanona teo, olo-marobe,
dia ny olon-drehetra izay nitoetra teo amy
ny tany Ejipity, tany Patrôsa, namaly any
Ieremia, ka nanao hoe,
16 Ny amy ny teny izay no lazainao ta-
minay tamy ny anarany Iehôvah, tsy hi-
haino anao izahay:
17 Fa hataonay dia hataonay ny teny re-
hetra izay avoaky ny vavanay, handoro
zava-manetona ho any ny andriambaviny
ny lanitra, sy hanidina fanatitr' aidina ho
azy, tahaky ny efa nataonay, izahay, sy ny
razanay, ireo mpanjakanay, sy ireo andrian-
dahinay, teo aminy ireo tanàna any Ioda, sy
teo aminy ireo làlam-be any Ieriosalema:
f' efa voky hanina izahay, ary efa tsara,
ka tsy nahita loza izahay *taminy izay.*
18 Fa hatrizay nitsaharanay nandoro za-
va-manetona ho any ny andriambaviny ny
lanitra, sy nanidina fanatitr' aidina ho azy,
dia nila ny zava-drehetra izahay, k' efa
lany ny sabatra, sy ny mosary, izahay.
19 Ary raha nandoro zava-manetona ho
any ny andriambaviny ny lanitra izahay,
ka nanidina fanatitr' aidina ho azy, nanao
ampempa hivavaka aminy v' izahay, ka
nanidina fanatitr' aidina ho azy, raha tsy
teo ny lehilahy vadinay?
20 —Dia hoy Ieremia tamy ny olon-
-drehetra, tamy ny lehilahy, sy tamy ny ve-
hivavy, dia tamy ny olon-drehetra izay
namaly teny azy, ka nanao hoe,
21 Ny zava-manetona izay nodoranareo
teo aminy ireo tanàna any Ioda, sy teo
aminy ireo làlam-be any Ieriosalema, hia-
nareo, sy ny razanareo, ireo mpanjakana-
reo, sy ireo andriandahinareo, ary ny vaho-
aka, tsy nahatsiaro ireny v' Iehôvah, ka ni-
ditra tamy ny sainy?
22 Dia tsy nahalefitr'intsony Iehôvah noho
ny haratsiny ny asanareo; noho ny zava-
-betaveta izay nataonareo; k' efa fandra-
vana, sy fahagagana, ary fanozonana, ny
taninareo, tsy misy mponina, tahaky ny
amy ny andro any.

23 Satria nandoro zava-manetona hia-
nareo, ary satria nanota taminy Iehôvah
hianareo, ka tsy nihaino ny feony Iehôvah
hianareo, na nandeha araky ny lalàny, na
araky ny didiny, na araky ny teniny; koa
efa manjo anareo io loza io, tahaky ny
amy ny andro any.
24 Ary hoy Ieremia tamy ny olon-drehe-
tra, sy tamy ny vehivavy rehetra, Mihainoa
ny teniny Iehôvah, ry Ioda rehetra, izay eo
amy ny tany Ejipity:
25 Izany no lazainy Iehôvah Tompony
ny maro, Andriamanitry ny Isiraely, hoe;
Samy efa niteny tamy ny vavanareo avy
hianareo sy ny vadinareo, ka nahatante-
raka tamy ny tànanareo, ka nanao hoe, Ha-
nefa dia hanefa ny voadinay izay efa nivoa-
dianay izahay, handoro zava-manetona ho
any ny andriambaviny ny lanitra, sy hani-
dina fanatitr' aidina ho azy: hampitoetra dia
hampitoetry ny voadinareo hianareo, ka
hanefa dia hanefa ny voadinareo.
26 Koa mihainoa ny teniny Iehôvah,
ry Ioda rehetra, izay mitoetra eo amy ny
tany Ejipity; Indro, ny anarako lehibe
nianianako, hoy Iehôvah, fa tsy hano-
nony ny anarako intsony ny vavany ny
olony Ioda, izay eo amy ny tany Ejipity
rehetra, hoe, Raha velona koa Iehôvah
Andriamanitra.
27 Indro, hiambiny ireny haharatsy, ka
tsy hahasoa, Aho; ary ny olony Ioda rehe-
tra izay eo amy ny tany Ejipity ho lany
ny sabatra, sy ny mosary, mandra-pa-ho-
-fongotra avokoa izareo.
28 Ary vitsivitsy no izay afa-mandositry
ny sabatra hiala amy ny tany Ejipity han-
kany amy ny tany Ioda; ary ny Ioda sisa
rehetra izay lasa nankany amy ny tany Eji-
pity hivahiny any, hahalala, na hitoetra ny
teny izay avy tamiko, na izay avy taminy.
29 Ary izany no ho famantarana ho ana-
reo, hoy Iehôvah, fa hampijaly anareo eo
aminy io tany io Aho, mba ho fantatrareo
fa hitoetra dia hitoetra ny teniko haharatsy
anareo;
30 Izany no lazainy Iehôvah; Indro, ha-
tolotro i Farao-hofira, mpanjaka any Eji-
pity, any an-tànany ny fahavalony, sy any
an-tànany izay mitady ny ainy; tahaky ny
nanolorako any Zedekia, mpanjaka any
Ioda, tany an-tànany Nebiokadrezara
mpanjaka any Babilona, fahavalony, sy
mpitady ny ainy.

## TOKO XLV.

Ny teny izay no lazainy Ieremia, mpa-
minany, taminy Barioka, zanaky Neria;
rehefa no soratany ireo teny ireo teo an-
-taratasy, navoaky ny vavany Ieremia,
tamy ny fahefa-taonany Iehoiakima, za-
naky Iosia, mpanjaka any Ioda, manao
hoe,
2 Izany no lazainy Iehôvah, Andriama-
nitry ny Isiraely, aminao, ry Barioka;
3 Efa nanao hoe hianao, Mahita loza aho
ankehitriny! fa nampiany Iehôvah fahoriana
ny alaheloko; efa reraka teo amy ny fisen-
toako aho, ka tsy mahita fitsaharana aho.
4 Izany no ho lazainao aminy, Izany no
lazainy Iehôvah: Indro, ho ravako izay
trano nataoko, ary hongotako izay nambo-
leko, dia io tany io avokoa.
5 Ary mitady zava-dehibe ho anao va
hianao? aza mitady hianao; f' indro,
hampidi-doza amy ny nofo rehetra Aho,
hoy Iehôvah; fa ny ainao homeko anao ho
babo eo amy ny tany rehetra izay haleha-
nao.

## TOKO XLVI.

Ny teniny Iehôvah izay nankeo aminy Ie-
remia, mpaminany, mamely ny firenen-tsa-
mihafa;
2 Mamely any Ejipity, mamely ny mia-
ramilany Farao-neko, mpanjaka any Eji-
pity, izay teo amorony ny ony Iofiraty
tany Karikemisa, izay nandreseny Nebioka-
drezara, mpanjaka any Babilona, tamy ny
fahefa-taonany Iehoiakima, zanaky Iosia,
mpanjaka any Ioda:
3 Manamboara ny ampingia kely sy ny
ampingia be hianareo, ka manatòna hiady.
4 Amboary ny soavaly, ka miakara hia-
nareo, ry mpitaingin-tsoavaly, ka mitoera
misatroky ny fiarovan-doha hianareo; fo-
tsio ny lefona; tafio ny fiarovan-tena.
5 Nahoana no nahita ireny Aho, sady nan-
gaihay no tafaverina? ary ny olony mahery
efa resy, ary nandositra dia nandositra iza-
reo, ka tsy nihierikia akory: efa nanodi-
dina ny tahotra, hoy Iehôvah.
6 Tsy hihiazakazaka ny faingian-tongo-
tra, na ho afa-mandositra ny lehilahy ma-
hery; ho tafintohina izareo, ka ho lavo any
avaratra eo amorony ny ony Iofiraty.
7 Iza moa io no miakatra tahaky ny ony,

mandriaka tahaky ny renirano maro ny ra-
nony?
8 I Ejipity miakatra tahaky ny ony, ka
mandriaka tahaky ny renirano maro ny ra-
nony; ary hoy izy, Hiakatra aho; hanaro-
ny ny tany aho; handrava ny tanàna, sy
ny mponina eo, aho.
9 Miakara hianareo, ry soavaly, ka masiaha
hianareo, ry kalesy; ary aoky hivoaka ny
lehilahy mahery; ny Etiopia, sy ny Foto,
izay mitana ny ampingia, ary ny Lidia,
izay mitana *ka* mikiendry ny tsipìkia.
10 Ary io no androny Iehôvah Andria-
manitra, Tompony ny maro, andro fam-
pijaliana hampijaly ny fahavalony: ary ny
sabatra handringiana, dia ho voky iny, ka
ho leony ny rany ireny; f' Iehôvah An-
driamanitra, Tompony ny maro, manana
famonoana eo amy ny tany avaratra eo
amorony ny ony Iofiraty.
11 Miakara any Gileada, ary alao fana-
fody, ry Ejipity mpitovo, zanaka-vavy;
zava-poana no anavanao fanafody maro;
tsy ho sitrana tsy akory hianao.
12 Efa nandre ny henatrao ny firenen-tsa-
mihafa, k' efa naneniky ny tany ny fitarai-
nanao: f' efa tafintohina ny mahery tamy
ny mahery, niaraka lavo izy roroa.
13 —Ny teny izay no lazainy Iehôvah
taminy Ieremia, mpaminany, milaza ny
fihiaviny Nebiokadrezara, mpanjaka any
Babilona, hamely ny tany Ejipity:
14 Ambarao any Ejipity hianareo, ary
torio any Migidôla, ka torio any Nofa sy
any Tapanesa: atavy hoe hianareo, Mija-
nòna mafy, ka miomana hiady; fa han-
dringiana manodidina anao ny sabatra.
15 Nahoana no fongana ny olonao ma-
hery? tsy nijanona izareo; satria efa no
roahiny Iehôvah izareo.
16 Efa lavo ny maro, eny, efa lavo nifanin-
dry izareo: ary hoy izareo, Mitsangàna, ary
aoky hiverina isikia ho any amy ny olon-
tsikia, sy ho any amy ny tany nahabe an-
tsikia, ho afaka amy ny sabatra mandoza.
17 Nitaraina teo izareo, Horakoraka hia-
ny Farao, mpanjaka any Ejipity; efa ni-
hoatra ny fotoan'androny.
18 Raha velona koa Aho, hoy ny Mpan-
jaka, Iehôvah Tompony ny maro no ana-
rany, Tahaka any Tabôra eo amy ny ten-
drombohitra, ary tahaka any Karimela
eo amoron-dranomasina, dia ho avy tokoa
izy.
19 Ry zanaka-vavy mitoetra any Ejipity,
manamboara-tena ho babo hianao; fa ho
rava, *ka* ho foana i Nofa, tsy misy mponina:
20 Efa vantotr' omby tsara-tarehy Ejipity;
avy, dia avy any avaratra ny fandringianana.
21 Ary manahaky ny omby nafahy ny
mpitamby eo afovoany; f' izareo nito-
dikia; niara-nandositra izareo; tsy nija-
nona izareo, satria efa nanjo azy ny an-
drony ny fampahoriana azy, dia ny fotoany
ny famangiana azy.
22 Ny feony handeha tahaka menarana;
fa hisy handeha hanao an-kery, ka ho avy
hamely azy amy ny famaky, tahaky ny
mpijinja hazo.
23 Hijinja ny alany izareo, hoy Iehôvah,
na dia tsy azo ho tadiavina iny; satria
maro isa lavitra noho ny valala izareo, ka
tsy hita isa.
24 Ho menatra i Ejipity zanaka-vavy; ha-
tolotra any an-tànany ny olona any avara-
tra izy.
25 Hoy Iehôvah Tompony ny maro, An-
driamanitry ny Isiraely; Indro, hampija-
liko ny marobe any Nô, sy Farao, ary
Ejipity, ambany ireo andriamaniny, sy
ireo mpanjakany; dia i Farao, sy izay ma-
toky azy:
26 Ka hatolotro ireny any an-tànany izay
mitady ny ainy, sy any an-tànany Nebioka-
drezara, mpanjaka any Babilona, ary any
an-tànany ny mpanompony: ary rehefa
afak' izany, dia honenana iny, tahaky ny
amy ny andro fahiny, hoy Iehôvah.
27 Fa aza matahotra hianao, ry Iakoba,
mpanompoko, ary aza mangaihay hianao,
ry Isiraely; f' indro, hamonjy anao avy
eny lavitr' eny, sy ny zanakao amy ny tany
namabo azy, Aho; dia hiverina ny Iakoba,
ka handrifaizay, sy hiadana, ary tsy hisy
hampatahotra.
28 Aza matahotra hianao, ry Iakoba, mpa-
nompoko, hoy Iehôvah: fa momba anao
Aho; fa ho fongorako ny firenen-drehetra
izay nandroahako anao; fa tsy ho fongo-
rako hianao avokoa, fa hanariko amy ny
fitsarana hianao; ka tsy havelako tsy ham-
pijalina dia tsy hampijalina hiany hianao.

## TOKO XLVII.

Ny teniny Iehôvah izay nankeo aminy Ie-
remia, mpaminany, milaza ny Filisitia, die-
ny tsy mbola nandresy any Gaza i Farao:

2 Izany no lazainy Iehôvah; Indro, mi-
samboara avy any avaratra ny rano, ary ho
ony mandriaka ireny, ka hanafotry ny tany,
sy izay rehetra eo; ny tanàna, sy izay mitoe-
tra eo; dia hitaraina ny olona, ka hidradra-
dradra izay rehetra monina eo amy ny tany.
3 Noho ny fikiatrokatroky ny kotrony ny
soavaliny mahery, noho ny fikiorodandro-
dany ny fiarakodiany, *sy* ny fikiaraodraoky
ny kodiany, tsy mba hihierikierikia hijery
ny zanaka ny ray, f' efa reraka ny tànana;
4 Satria avy ny andro handravany ny
Filisitia rehetra, hanonganana aminy Toro
sy Zidona ny mpanampy rehetra izay mitoe-
tra: fa ho ravany Iehôvah ny Filisitia, dia
olona sisa eo amy ny tany Kafitôra.
5 Efa sola i Gaza; efa fongotra i Asike-
lôna, *ambany* ny olona sisa any an-tany
lemaka eo; mandra-pahoviana no handidi-
-tena hianao?
6 Hianao, ry sabatry Iehôvah, mandra-
-pahoviana no tsy hitsahatra hianao? mi-
tsofoha eo an-tranonao hianao, mitsahara,
ka mijanòna hianao.
7 Atao ahoana no fitsahatra, f' Iehôvah
efa nandidy iny hamely ny Asikelôna, sy
ny eo amoron-dranomasina? any nanen-
dreny iny.

## TOKO XLVIII.

Izany no lazainy Iehôvah Tompony ny
maro, Andriamanitry ny Isiraely, miteny
any Moaba; Mahita loza i Nebô! f' efa babo
iny: efa very hevitra i Kiriataima, afaka
iny: efa very hevitra i Misigaba, ka nan-
gaihay.
2 Tsy mba hanam-boninahitr' intsony i
Moaba: tany Hesibôna namoronany sain-
-dratsy hamely azy; avia, ka aoka ho fon-
gorantsikia io tsy ho firenena. Ho fongo-
tra hianao koa, ry Madimena; hanenjikia
anao ny sabatra.
3 Feo mitaraina ho avy any Horonaima,
famaboana, sy fandravan-dehibe.
4 Efa rava i Moaba, hampandre fitarai-
nana ny zanany madinikia.
5 Fa eny am-piakarana any Lohita, dia
ampiana fitomaniana ny fitomaniana; fa
eny am-piadinana any Horonaima, dia nan-
dre fitarainana fandravana ny fahavalo.
6 Mandosira, vonjeo ny ainareo, ka aoka
hanahaky ny anjavidy any an-efitra hiana-
reo.
7 Fa ho samborina hianao koa, satria
natoky ny asanao sy ny harenao hianao;
ary Kemôsa ho lasa ho babo, ambany
ireo mpisorony, sy ireo andriandahiny.
8 Ary hiakatra any an-tanàna rehetra ny
mpamabo, ka tsy hisy tanàna tsy ho afaka:
dia ho simba ny lohasaha, ka ho rava ny
tany lemaka, araky izay efa no lazainy Ie-
hôvah.
9 Omeo elatra ho any Moaba hani-
dinany sy handehanany: fa ho rava ireo
tanànany, ka tsy hisy hitoetra eo na iray
akory.
10 Hozonina izay manao ny asany Iehô-
vah amy ny fitaka, ary hozonina izay miaro
ny sabatrany amy ny ra.
11 Efa niadana i Moaba hatramy ny
fahazazany, ary efa nandry tamy ny faiki-
any iny, ary tsy nampidinina hifindra lovia
iny, ka tsy lasa ho babo: koa nitoetra ny
fanandramany iny, ka tsy niova ny fofony.
12 Koa, indro, ho avy ny andro, izay
hampandehanako ny mpamadikia ho any
aminy, hoy Iehôvah, izay hamadiky iny,
sy handany ny loviany, ka hamaky ny ta-
vohanginy.
13 Ary ho menatra any Kemôsa i Moaba,
tahaky ny fahamenarany ny mpianakaviny
Isiraely any Betela, tokiny.
14 Nahoana no manao hoe hianareo, Olona
matanjaka, ka mahery miady izahay?
15 Efa rava i Moaba, k' efa niala ny any
an-tanànany, ary ny olom-pinantiny efa ni-
dina tany amy ny famonoana, hoy ny
Mpanjaka, Iehôvah Tompony ny maro no
anarany:
16 Efa akeky ny fandringianana any
Moaba, ka mihiafaingian' indrindra ny fam-
pahoriana azy.
17 Mitomania azy, hianareo rehetra izay
manodidina azy, ary hianareo rehetra izay
mahalala ny anarany, atavy hoe, Akory re,
tapatapaka ny tehina mahery, dia ny tso-
rakazo tsara-tarehy!
18 Midìna amy ny voninahitra hianao,
ka mipetraha eo amy ny hetaheta, ry za-
naka-vavy, izay monina any Dibôna; fa ho
avy hamely anao ny mpamabo any Moa-
ba; handrava ny trano fiarovanao izy.
19 Ry mponina any Aroera, mijanòna eo
amy ny làlana, ka miambena; manontania
izay mihiazakazaka, sy ny vehivavy izay
afa-mandositra; atavy hoe, Inona no izany?
20 Efa very hevitra i Moaba; f' efa rava
iny: midradradradrà, ka mitomania: am-

barao any Arinôna hianareo, f' efa rava i
Moaba.
21 Ary tonga ny fitsarana amy ny tany
lemaka; aminy Holôna, sy aminy Iahaza,
ary aminy Mefata;
22 Ary aminy Dibôna, sy aminy Nebô,
ary aminy Beta-dibilataima;
23 Ary aminy Kiriataima, sy aminy Be-
ta-gamiola, ary aminy Beta-meôna;
24 Ary aminy Keriôta, sy aminy Bozira,
ary amy ny tanàna rehetra eo amy ny tany
Moaba, na lavitra na akeky.
25 Fongotra ny tandroky Moaba, ka tapaka ny sandriny, hoy Iehôvah.
26 Atavy ho leony izy; f' efa nireharehа
taminy Iehôvah izy: ary Moaba hihiosin-
kosina eo amy ny fandoavany, dia ho fa-
nesoana kosa izy.
27 —Fa tsy efa fanesoana ho anao va ny
Isiraely? Efa hita teo amy ny mpanga-
latra v' izy? fa nony niteny azy hianao, dia
nanifikifi-doha hianao.
28 Hianareo, izay mitoetra any Moaba,
ilaozy ireo tanàna, ka mitoera eo am-bato-
lampy, ary aoka hanahaky ny voromailala
izay manao akany eo anilany ny vavan-
-davaka hianareo.
29 —Efa renay ny firehareháhany Moaba,
(mirehareha indrindra izy,) ny fianganangа-
nany, sy ny fianjonanjonany, sy ny fireha-
rehany, ary ny fiavonavonany ny fony.—
30 Fantatro ny fahatezerany, hoy Iehô-
vah; fa tsy hitoetra iny; tsy hahatante-
ra-javatra akory ny laingiany.
31 —Koa hidradradradra any Moaba
aho, ary hitaraina any Moaba rehetra aho;
hisy hisaona ny olon-Kiri-heresa.
32 Hitomany anao amy ny fitomaniany
ny Iazera aho, ry voaloboka any Sibima:
mankeo an-dranomasina ny sampanao, mi-
hiatramy ny ranomasina Iazera ireny; la-
tsaka ny mpandrava tamy ny vokatrao lo-
hataona, sy ny fanangonam-boalobokao.—
33 Ary afaka ny fifaliana sy ny faharavo-
ravoana tamy ny saha mahavokatra, sy ta-
my ny tany Moaba: ary efa nampitsaha-
tra divay tamy ny famiazam-boaloboka
Aho: tsy hisy hanitsaka amy ny fihiobia-
na; tsy hihioby intsony ny mpihioby.
34 Hatramy ny fitarainana any Hesibôna,
ka hatrany Eleale, dia hatrany Iahaza ito-
maniany ny olona; hatrany Zoara, ka ha-
trany Horonaima, *sy* Egilata Selisia: fa
ho ritra ny rano Nimirima aza.
35 Dia hampitsahatra any Moaba Aho,
hoy Iehôvah, izay manalavoady eo amy
ny fitoeran' avo, sy izay mandoro zava-
-manetona ho any ireo andriamaniny.
36 —Koa hanenona tahaky ny sodina ny
foko noho i Moaba, eny, hanenona tahaky
ny sodina ny foko noho ny olon-Kiri-he-
resa; satria efa very ny harena izay efa
nahariny.
37 Ary ho sola ny loha rehetra, ary ho
hetezana ny volom-bava rehetra, ary ho
didiana ny tànan-drehetra, ka hasiana
lamba fisaonana ny vaniana.—
38 Hisy hitomany any an-tampony ny
trano rehetra any Moaba, sy any an-dàlam-
-be eo: f' efa namaky any Moaba Aho, ta-
haky ny siny izay efa tsy tiana, hoy Iehô-
vah.
39 Hisy hidradradradra, *hoe*, Indrisy, efa
rava izy! Indrisy, efa niamboho mena-
tra i Moaba! dia ho fanesoana sy ho faha-
gagana i Moaba, aminy izay rehetra mano-
didina azy.
40 F' izany no lazainy Iehôvah; Indro,
ilehy anankiray hanidina tahaky ny voroma-
hery, ka hamelatry ny elany aminy Moaba.
41 Afaka i Keriôta, ka rava ny fiarovana
mafy, ary hanahaky ny fony ny vehivavy
raha miteraka ny fony ny mahery any
Moaba aminy iny andro iny.
42 Ary ho fongotra, tsy ho olona ny Moa-
ba, satria efa nirehareha taminy Iehôvah
izy.
43 Tahotra, sy lavaka, ary fandrikia ha-
hazo anao, ry mponina any Moaba, hoy
Iehôvah.
44 Izay mandositry ny tahotra ho lavo
any an-davaka; ary izay miakatra amy ny
lavaka ho azony ny fandrikia; fa hitondra
aminy, dia aminy Moaba, ny andro faman-
giana azy Aho, hoy Iehôvah.
45 Nijanona teo ambany ny aloky Hesibôna
izay nandositra, f' efa reraka izareo: fa
afo hivoaka any Hesibôna, ary lel'afo avy
any afovoany Sihona, ka handany ny fari-
-taniny Moaba, sy ny tampon-dohany ny
mpitabataba.
46 Mahita loza hianao, ry Moaba! efa very
ny olon-Kemôsa; fa voa babo ny zanakao-
-lahy, ary voa sambotra ny zanakao-vavy.
47 Kanefa hampody ny Moaba voa babo
Aho amy ny andro farany, hoy Iehôvah.
Hatraminy izany ny fitsarana any
Moaba.

## TOKO XLIX.

Ny amy ny zanaky Amôna.

IZANY no lazainy Iehôvah; Tsy manan-
-janaka-lahy va ny Isiraely? tsy mana-mpan-
dova v' izy? nahoana ny mpanjakany ireny
no mandova any Gada, ary ny olony no
mitoetra eo aminy ireo tanànany?
2 Koa, indro, ho avy ny andro, hoy Ie-
hôvah, ka hampandre fitabataban' ady any
Raba any ny zanaky Amôna Aho; ary ho
rava mitambatra iny, ary hodorana amy ny
afo ny zanani-vavy: ary ny Isiraely han-
dova izay nandova azy, hoy Iehôvah.
3 Midradradradrà, ry Hesibôna, f' efa
rava i Ay: mitarainà, hianareo zanaka-
-vavy any Raba, misikìna lamba fisaonana
hianareo; mitomania, ka mivoivoiza eo
anilany ireo ampentany; f' efa lasa ho babo
ny mpanjakany, ireo mpisorony, ary ireo
andriandahiny avokoa.
4 Nahoana ireo lohasaha no irehareha-
nao? mandriaka ny lohasahanao, ry za-
naka-vavy mihiemotra; izay matoky ny ha-
reny, *hoe,* Iza no hankaty amiko?
5 Indro, hitondra tahotra aminao Aho,
hoy Iehôvah Andriamanitra, Tompony ny
maro, avy aminy izay rehetra manodidina
anao; ary samy ho roahina hianareo rehe-
tra eo anoloany; ary tsy hisy hanangony
izay mireniereny.
6 Ary rehefa afak' izany, dia hampody ny
zanaky Amôna voa babo Aho, hoy Iehôvah.

Ny amy ny Edoma.

7 Izany no lazainy Iehôvah Tompony ny
maro; Tsy misy fahendrena any Temana
intsony va? efa very ny fisainana tamy ny
hendry va? efa levona ny fahendreny va?
8 Mandosira, miverena, mitoera eo amy
ny lalina hianareo, ry mponina any Dedana;
fa ho entiko ny fampahoriana any Esao
aminy, dia ny fotoany ny famangiako azy.
9 Raha tàhiny ny mpanangom-boalobo-
ka no mankeo aminao, tsy mba hamelany
voaloboka ho tsimponina va? raha tàhiny
ny mpangalatra no avy alina, dia haka
mandra-pahavoky hiany izareo.
10 F' Izaho mampitanjaka any Esao,
mampiseho ny fiereny Aho, ary tsy hahazo
miery izy; ho babo ny zanany, sy ny
rahalahiny, ary ny namany, ary tsy ho eo
intsony izy.
11 —Ilaozy ny zanakao kamboty, Izaho
no hamelona: ary aoky Izaho no hitokiany
ny vadinao mpitondra-tena.
12 F' izany no lazainy Iehôvah; Indro, efa
nisotro dia nisotro izay tsy mba no tsaraina
hisotro aminy lehy kapoaka; ary hianao va
ho afaka tsy hampijalina dia tsy ham-
pijalina? tsy ho afaka tsy hampijalina hia-
nao; dia hisotro dia hisotro hianao.
13 F' Izaho tena nianianako, hoy Iehô-
vah, fa ho fandravana, ho fandatsana, ho
fahafoanana, ary ho fanozonana, i Bozira; ary
ho foana mandrakizay ny tanàna rehetra eo.
14 —Efa nandre filazana avy taminy Ie-
hôvah aho, ary iraka nirahina ho any amy
ny firenen-tsamihafa, *hoe,* Mivoria hianareo,
dia mankanesa hamely azy, ka mitsangàna
mba hiady.—
15 Fa, indro, hataoko kely hianao eo amy
ny firenen-tsamihafa, *ka* ho tevatevaina eo
amy ny olona.
16 Efa namitaka anao ny halozanao, dia
ny fireharehany ny fonao, endrey hianao izay
mitoetra eo an-tsefam-batolampy, izay ma-
hazo ny tampon-tanety: na dia manao ny
akaninao amy ny avo hianao tahaky ny vo-
romahery, dia hampidiniko hiala any hia-
nao, hoy Iehôvah.
17 Ary ho rava i Edoma: ho gaga izay
rehetra mandalo eo, ka hisiaka noho ny
fahoriany rehetra.
18 Tahaky ny fandravana any Sodoma
sy Gomora, ary ireny tanàna akeky teo, hoy
Iehôvah, no tsy honenan'olona eo, na hitoe-
rany ny zanak'olombelona eo.
19 Indro, hiakatra ilehy anankiray hamely
ny fonenana mafy, tahaky *ny fiakatry* ny
liona avy aminy Ioridany raha tondraka; ka-
nefa tampoka hampihiazakazahako azy hiala
aminy: ary iza no olom-pinantina ho ten-
dreko hamely iny? f' iza no tahaka Ahy?
ary iza no mametr' andro Ahy? ary iza no
mpiandri-ondry izay hijanona eo anatrehako?
20 Koa mihainoa ny fisainany Iehôvah,
izay efa nisainany any Edoma; ary ny
fihieverany, izay efa nihieverany ny mpo-
nina any Temana: ny kely indrindra amy
ny ondry hisarikia azy tokoa: handrava
azy ambany ny fonenany tokoa Izy.
21 Mampihiorohoro ny tany ny filazana
fa nianjera ireo; efa re hatramy ny Rano-
masina mena ny feony mitaraina.
22 Indro, hiakatra, ka hanidina tahaky
ny voromahery izy, dia hamelatry ny elany

aminy Bozira izy: ary hanahaky ny fony
ny vehivavy raha miteraka ny fony ny ma-
hery any Edoma aminy iny andro iny.

Ny aminy Damaseko.

23 Very hevitra i Hamata, sy Aripada;
f' efa nandre filazana ratsy izareo: efa kivy
izareo; misy alahelo any ambony ny ra-
nomasina, tsy mety tafandry iny.
24 Efa mihiaosai Damaseko, nitodikia han-
dositra izy, k' efa reki-tahotra izy: nahazo
azy ny fanaintainana sy ny fahoriana, ta-
haky ny any ny vehivavy raha miteraka.
25 —Indrisy! tsy navela ny tanàna fide-
rana, ny tanàna mahafaly ahy.—
26 Koa ho lavo any an-dàlam-be eo ny
zatovony, ary haringiana ny mpiady rehe-
tra, aminy iny andro iny, hoy Iehôvah Tom-
pony ny maro.
27 Dia hampirehitr' afo eo amy ny màn-
da any Damaseko Aho, ka handevony ny
valamenany Beni-hadada iny.

28 Ny amy ny Kedara, ary ny amy ny
fanjakany Hazôra izay no reseny Nebio-
kadrezara, mpanjaka any Babilona.
Izany no lazainy Iehôvah; Mitsangàna
hianareo, miakara any Kedara, ka ravao
ny olona atsinanana.
29 Hisy haka ny lainy, sy ny ondriny: ny
firakofany sy ny fananany rehetra, ary ny
angamenavavany ho entiny ho azy; ary
hitaraina noho ireny izareo hoe, Manodidina
ny tahotra.
30 Mandosira, mandehana eny lavitr' eny,
mitoera eo amy ny lalina hianareo, ry mpo-
nina any Hazôra, hoy Iehôvah; f' i Nebio-
kadrezara, mpanjaka any Babilona, naka
saina hamely anareo, ary namoron-kevitra
hamely anareo izy.
31 —Mitsangàna hianareo kosa, hoy Ie-
hôvah, miakara any amy ny firenena mia-
dana, izay mitoetra matoky, izay tsy ma-
nam-bavahady, na hidy, izay mitoetra mito-
kana.
32 Ary ho remby ny angamenavavany,
ary ho babo ny ombiny marobe, ary ham-
pieleziko ireny ho amy ny rivotra rehetra
izay eo amy ny farany ny tany indrindra;
ary ho entiko ny fampahoriana azy avy amy
ny tany rehetra manodidina azy, hoy Ie-
hôvah.
33 Ary ho fonenan' amboan'ala i Hazôra;
ho fandravana mandrakizay; tsy hisy olona
honina any, na zanak' olombelona hitoe-
tra eo.

34 Ny teniny Iehôvah izay nankeo aminy
Ieremia mpaminany, ny aminy Elama,
raha vao nanjaka i Zedekia mpanjaka
any Ioda, ka nanao hoe,
35 Izany no lazainy Iehôvah Tompony
ny maro; Indro, ho tapahiko ny tsipìkiany
Elama, ny heriny indrindra.
36 Ary ho entiko aminy Elama ny rivo-
tra efatra avy amy ny vazan-tany efatra
amy ny lanitra, ary hampieleziko ireny ho
aminy ireo rivotr' rehetr' ireo, ka tsy hisy
firenena izay tsy halehany ny efa niely
avy any Elama.
37 Fa hataoko mangaihay ny Elama eo
anatrehany ny fahavalony, sy eo anatre-
hany izay mitady ny ainy: ary hampidi-
-doza aminy ireny Aho, dia ny fahateze-
rako mirehitra, hoy Iehôvah; ary hampan-
deha sabatra hanaraky ireny Aho, mandra-
-pahalaniko ireny.
38 Dia hampitoetry ny lapako any Elama
Aho, ary handringiany ny mpanjaka sy ny
andriandahy hoafaka any Aho, hoy Iehôvah.
39 Kanefa eo amy ny andro farany, dia
hampody ny Elama voa babo Aho, hoy
Iehôvah.

## TOKO L.

Ny teny izay nampitenenany Iehôvah any
Ieremia mpaminany hamely any Babilona,
*sy* ny taniny ny Kalidia:
2 Ambarao eo amy ny firenena maro, ary
torio, ka atsangano faneva; torio, aza ma-
nafina; atavy hoe, Afaka i Babilona, very
hevitra i Bela, torotoro i Merodaka; very
hevitra ny sampiny, torotoro ny sarin-
-javatra nataony.
3 Fa hisy firenena avy any avaratra ha-
mely azy, izay handrava ny taniny, ka tsy
hisy honina eo; hifindra izareo, hiala iza-
reo, na olona na biby.
4 Aminy ireny andro ireny, sy aminy
iny taona iny, hoy Iehôvah, ho avy ny
zanaky Isiraely, sy ny zanaky Ioda,
miara-mandeha sy mitomany; ary hitady
any Iehôvah Andriamaniny izareo.
5 Hanontany ny làlana mankany Ziôna
izareo, ny tavany manatrikia hankany, *hoe,*
Avia, ary aoky hiray aminy Iehôvah amy
ny fanekena mandrakizay izay tsy ho hadi-
noina isikia.

6 Efa ondry very ny oloko: ny mpiandry azy nampirenireny azy; tany an-tendrombohitra nampiviliana azy: nifindra tany an-tendrombohitra ho any an-tanety izareo; efa nanadino ny fitoerana fandriany izareo.
7 Izay rehetra nahita azy nandany azy: ary ny fahavalony nanao hoe, Tsy diso isikia, satria efa nanota taminy Iehôvah, fonenana fahamarinana, izareo, dia Iehôvah, fanantenany ny razany.
8 —Mialà eo afovoany Babilona, ka mivoaha amy ny taniny ny Kalidia, ary aoka hanahaky ny osi-lahy eo anoloany ny osy hianareo.
9 Fa, indro, ho tairiko, ka hampiakariko fivoriany ny firenena sady marobe no lehibe, avy amy ny tany avaratra, hamely any Babilona: ary hilahatra hamely iny izareo; any hanafahany iny; ny zana-tsipìkiany ireny hanahaky ny any ny olo-mahery izay mahay: tsy hisy hiverina foana.
10 Ary ho babo i Kalidia: ho voky izay rehetra mamabo iny, hoy Iehôvah.
11 Satria nifaly hianareo, satria efa ravoravo hianareo, ry mpanimba ny lovako; satria nihiatavy hianareo tahaky ny vantotr' omby eo amy ny ahitra, ka nimamamama tahaky ny ombelahy;
12 Dia hangaihay indrindra ny reninareo; ho menatra izay niteraka anareo: indro, ho tany foana, ho tany mariry, ary ho efitra, ny firenena ambany indrindra.
13 Tsy honenana iny noho ny fahatezerany Iehôvah, fa ho rava avokoa iny: ho talanjona izay rehetra mandalo any Babilona, ka hisiaka noho ny fahoriany rehetra.
14 Milahara manodidina any Babilona hianareo, izay rehetra mikiendry ny tsipìkia, alefao hamely iny, aza tsitsina ny zana-tsipìkia: satria nanota taminy Iehôvah izy.
15 Mihiobia hamely azy manodidina: efa nanolo-tànana izy: nikioa ny fanorenany, nirodana ny màndany: satria fampijaliany Iehôvah izany: mampijalia azy: atavy aminy araky izay nataony.
16 Fongory ny mpamafy any Babilona, sy izay mitana fijinjana amy ny fararano: samy hiverina izy rehetra ho any amy ny olony avy, ary samy handositra izy rehetra ho amy ny taniny avy, noho ny sabatra mandoza.
17 Efa ondry miely ny Isiraely; ny liona nandroaka azy: ny mpanjaka any Asiria no nandany azy voalohany; ary io Nebiokadrezara mpanjaka any Babilona io no namaky ny taolany teo aoriana.
18 Koa izany no lazainy Iehôvah Tompony ny maro, Andriamanitry ny Isiraely, Indro, hampijaliko ny mpanjaka any Babilona, sy ny taniny, tahaky ny nampijaliako ny mpanjaka any Asiria.
19 Ary hampody ny Isiraely ho any amy ny fonenany Aho, ary hihinana any an-Karimela sy am-Basana izareo, ary ho voky any an-tendrombohitra Efiraima sy Gileada ny fanahiny.
20 Aminy ireny andro ireny sy aminy iny taona iny, hoy Iehôvah, ho tadiavina ny heloky ny Isiraely, ka tsy hisy; ary ny fahotany ny Ioda, ka tsy ho hita ireny: fa havelako ny heloky izay hasisako.
21 Miakara hamely ny tany Merataima, dia hamely iny, sy ny mponina any Pekôda: aringiano avokoa, ka ravao manaraky ireny, hoy Iehôvah, ary atavy araky izay rehetra nandidiako anao.
22 —Misy fitabataban'ady eo amy ny tany, ary fandringianan-dehibe!
23 Indrisy, tapaka, ka torotoro ny fampehaza nively ny tany rehetra! indrisy, rava i Babilona eo amy ny firenena maro!
24 —Efa namandrikia anao Aho, ka voa sambotra hianao, ry Babilona, ka tsy fantatrao: efa azo, ka voa sambotra koa hianao, satria efa niady taminy Iehôvah hianao.
25 Iehôvah nanokatry ny trano fitehirizany, ka namoaky ny fiadiany ny fahatezerany: fa asany Iehôvah Andriamanitra, Tompony ny maro, eo amy ny taniny ny Kalidia izany.
26 —Avia hianareo amy ny farany *ny tany* hamely azy, vohao ny trano fitehirizany: hitsaho toy ny fanataovana, ka aringiano avokoa izy: aza avela hisy hitoetra eo na kely akory.
27 Vonoy ny ombiny rehetra; aoky hidina amy ny famonoana ireny: mahita loza ireny! fa tonga ny fetr'androny, androny ny famangiana azy.—
28 Ny feony izay mandositra, sy afaka miala amy ny taniny Babilona, hanambara any Ziôna ny famaliany Iehôvah Andriamanitsikia, dia famaliana noho ny tempoliny.
29 Antsoy ireo mpandefa zana-tsipìkia

namely any Babilona: hianareo rehetra
izay mikiendry tsipìkia, mitobia mano-
didina azy: aza avela hisy afa-mandositra,
valio araky ny asany izy, atavy aminy
araky izay rehetra nataony: f' efa niavo-
navona taminy Iehôvah, dia tamy ny Iray
Masiny ny Isiraely, izy.
30 Koa ho lavo ny zatovony any an-dà-
lam-be eo, ary ny mpiady rehetra eo haringia-
na, aminy izany andro izany, hoy Iehôvah.
31 Indro, Izaho manohitra anao, ry mpia-
vonavona; hoy Iehôvah Andriamanitra,
Tompony ny maro: fa tonga ny fetr' an-
dronao, androny ny famangiako anao.
32 Ary ho tafintohina ny mpiavonavona,
ka ho lavo, ary tsy hisy hanarina azy: ary
hampirehitr' afo eo aminy ireo tanànany
Aho, ka ho levona izay rehetra manodi-
dina azy.
33 Izany no lazainy Iehôvah Tompony
ny maro; Nampahorina ny zanaky Isiraely,
sy ny zanaky Ioda koa: ary izay rehetra
namabo azy nihiazona azy mafy; tsy nety
nandefa azy izareo.
34 Mahery ny Mpanovotra azy; Iehô-
vah Tompony ny maro no anarany: han-
dahatra dia handahatry ny teniny ireo Izy;
mba hampandry lehy tany, ary hampikio-
trany ny mponina any Babilona.
35 Sabatra hamely ny Kalidia sy ny
mponina any Babilona, sy ny andrianda-
hiny, ary ny olon-kendriny, hoy Iehôvah.
36 Sabatra hamely ny mpandaingia;
ary ho very saina izareo: sabatra hamely
ny olony mahery; ary hangaihay izareo.
37 Sabatra hamely ny soavaliny, sy ny
kalesiny, ary ny olo-mihiaroharo rehetra
izay mitoetra eo anatiny; ary hanjary vehi-
vavy izareo: sabatra hamely ny trano fite-
hirizany; ary ho baboina ireny.
38 Ho ritra ny ranony; ary ho tankina
ireny: fa tanin-endri-javatra iny, ary mana-
dala azy ny sampy mampatahotra.
39 Izany honenany ny biby dia avy any
an-efitra, sy ny biby dia avy any a-nosy,
eo, ary hitoerany ny vorondolo eo; ary
tsy honenan' olon' intsony mandrakizay
iny, ka tsy hitoerana hatramy ny taranaka
fara-mandimby.
40 Tahaky ny nandravan' Andriamanitra
any Sodoma sy Gomora, ary ireny tanàna
akeky teo, hoy Iehôvah, no tsy honenan'
olona eo, na hitoerany ny zanak' olombe-
lona eo.
41 Indro, olona maro ho avy any avara-
tra, dia firenen-dehibe; ary mpanjaka maro
hatsangana avy any amy ny faritry ny
tany.
42 Hitana tsipìkia sy lefona izareo; ma-
siaka izareo, ka tsy hiantra: hirohondro-
hona ny feony tahaky ny ranomasina, ary
hitaingin-tsoavaly izareo, samy hilahatra ta-
haky ny olo-miady hamely anao izareo, ry
Babilona zanaka-vavy.
43 Ny mpanjaka any Babilona nandre ny
filazany ireny, dia nihiaosa ny tànany, na-
hazo azy ny fahoriana, dia fanaintainana ta-
haky ny vehivavy raha miteraka.
44 Indro, hiakatra ilehy anankiray hamely
ny fonenana mafy, tahaky *ny fiakatry* ny
liona avy aminy Ioridany raha tondraka,
kanefa tampoka hampihiazakazahako azy
hiala aminy; ary iza no olom-pinantina
ho tendreko hamely iny? f' iza no tahaka
Ahy? ary iza no mametr' andro ho Ahy?
ary iza no mpiandri-ondry hijanona eo
anatrehako?
45 Koa mihainoa ny fisainany Iehôvah,
izay efa nisainany any Babilona; ary ny
fihieverany, izay efa nihieverany ny taniny
ny Kalidia: ny kely indrindra amy ny
ondry hisarikia azy tokoa: handrava azy
ambany ny fonenany tokoa Izy.
46 Mampihiorohoro ny tany ny filazana
fa afaka i Babilona, ary re eo amy ny fire-
nena maro ny fitarainana.

## TOKO LI.

Izany no lazainy Iehôvah; Indro, hanan-
gana rivotra mandrava Aho, hamely any
Babilona, sy hamely ny monina eo aminy
izay miodina amiko;
2 Ka haniraka ho any Babilona, ny mpa-
nofa izay hanofa azy, sy hahafoany ny ta-
niny: fa hanodidiny iny amy ny andro fa-
horiana izareo.
3 Aoky tsy hikiendry ny tsipìkia ny mpi-
kiendry, na hirehareha amy ny fiarovan-
-tena izy: ary aza mitsitsy ny zatovony
hianareo; vonoy avokoa ny miaramilany
rehetra.
4 Dia ho lavo ny maty eo amy ny ta-
niny ny Kalidia, ary ny voa lefona any
an-dàlam-be eo.
5 F' Isiraely sy Ioda tsy mbola nafoin'
Andriamaniny, Iehôvah Tompony ny maro;
na dia heni-keloka amy ny Iray Masiny ny
Isiraely ny taniny.

6 Mandosira hiala eo afovoany Babilona
hianareo, ary samia mamonjy ny ainy avy
hianareo: aza miara-maty eo amy ny fahoriany
hianareo; f' izany no andro famaliany
Iehôvah; hamaly azy Izy.
7 Efa kapoa-bolamena teo an-tànany Iehôvah
i Babilona; izay nampahamamo ny
tany rehetra: ny firenena maro nisotro ny
divainy; izany nahavery saina ny firenena
maro.
8 Lavo ka rava tampoka i Babilona: midradradradrà
azy; asivy fanafody ny feriny;
angamba ho sitrana izy!
9 —Efa nasiantsikia fanafody Babilona,
fa tsy sitrana izy: mahafoiza azy, ary aoka
samy hankany amy ny taniny avy isikia;
fa manakatry ny lanitra ny fitsarana azy,
ka mitehikia amy ny rahona.
10 Iehôvah nampivoaky ny fahamarinantsikia:
avia, ary aoka ho torintsikia
any Ziôna ny asany Iehôvah Andriamanitsikia.—
11 Ranito ny zana-tsipìkia; angony ny
ampingia: nampitaitry ny fanahiny ireo
mpanjaka any Media Iehôvah: fa manohitra
any Babilona ny fisainany, mba handrava
iny; fa famaliany Iehôvah izany,
dia famaliana noho ny tempoliny.
12 Manangàna faneva eo ambony ny
mànda any Babilona, atavy mafy ny fiambenana,
asivy mpiambina, amboary ny mpanotrikia;
fa nisaina Iehôvah, ka nanao
izay nitenenany ny mponina any Babilona
Izy.
13 Hianao izay monina any ambony ny
rano maro, be fananana, tonga ny faranao,
ohatry ny hihitrao.
14 Izy tena nianianany Iehôvah Tompony
ny maro, *hoe*, Ho fenoiko olona toy
ny valala tokoa hianao, ary hihioby hamely
anao izareo.—
15 Ny heriny nanavany ny tany, ny fahendreny
nampitoerany izao tontolo izao,
ary ny fahalalany namelarany ny lanitra.
16 Raha miloa-peo Izy, dia be ny rano
any an-danitra, ka mampiakatry ny zavona
amy ny vazan-tany Izy: manisy helatra
homba ny ranonorana Izy, ka mamoaky
ny rivotra amy ny trano fitehirizany.
17 Samy efa biby ny olon-drehetra, tsy
manam-pahalalana: ny mpandrendrikia rehetra
ho menatry ny sarin-javatra, fa laingia
ny sarin-javatra arendriny, fa tsy misy
fofon'aina eo anatiny ireny.
18 Zava-poana ireny, asa fahadisoana: ho
very amy ny androny ny famangiana azy
ireny.
19 Tsy mba manahaky ireny ny Anjarany
ny Iakoba; fa mpanao ny zava-drehetra Izy;
ary *ny Isiraely* no tehin-dovany: Iehôvah
Tompony ny maro no anarany.
20 —Kalazako *sy* fiadiako hianao: fa
hianao nanorotoroako ny firenena maro, ary
hianao nandravako ny fanjakan-tsamihafa;
21 Ary hianao nanorotoroako ny soavaly
sy ny mpitainginy ireny; ary hianao nanorotoroako
ny kalesy sy ny mpampandeha
ireny;
22 Hianao koa nanorotoroako lehilahy sy
vehivavy; ary hianao nanorotoroako ny
antitra sy ny tanora; ary hianao nanorotoroako
ny zazalahy sy ny zazavavy;
23 Hianao koa nanorotoroako ny mpiandri-ondry,
sy ny ondriny; ary hianao nanorotoroako
ny mpiasa-tany, sy ny ombiny
mikiambana; ary hianao nanorotoroako ny
mpifehy, sy ny mpanapaka.
24 —Dia hamaly any Babilona, sy ny
mponina rehetra any Kalidia, Aho, araky
ny ratsy rehetra izay nataony taminy Ziôna
teo imasonareo, hoy Iehôvah.—
25 Indro, manohitra anao Aho, ry tendrombohitra
mandrava, izay mandrava ny
tany rehetra, hoy Iehôvah; ka hahinjitro
ny tànako aminao, ary hamarina anao eo
am-batolampy Aho, ka hataoko tendrombohitra
mirehitra hianao.
26 Ary tsy hanalana aminao vato ho
fehi-zoro, na vato ho fanorenana; fa ho
fandravana mandrakizay hianao, hoy Iehôvah.
27 —Manangàna faneva eo amy ny tany,
mampanenoa ny trompetra eo amy ny firenena
maro, manamboara ny firenena maro
hamely azy, mampiangòna ireo fanjakana
any Ararata, any Miny, ary any Asikenaza,
hamely azy; manondre mpifehy hamely
azy; mampiakara ny soavaly tahaky ny
valala be vombo.
28 Manamboara ny firenena maro ambany
ireo mpanjaka any Media, ireo mpifehy
eo, sy ny mpanapaka rehetra eo, ary
ny tany rehetra izay anapahany, hamely
azy.
29 Dia hihiorohoro, ka ho ory ny tany; fa
ho tanteraka izay rehetra nihieverany Iehôvah
any Babilona, mba handrava ny taniny
Babilona, tsy hisy mponina.

30 Tsy mety miady ny mahery any Babi-
lona; mitoetra eo amy ny fiarovana izareo:
reraka ny heriny: manjary vehivavy iza-
reo; mandoro ny fonenany izareo; tapa-
tapaka ny hidiny.
31 Mihiazakazaka ny tetezan'olona anan-
kiray hitsena ny hafa, ary ny iraka anan-
kiray hitsena ny hafa, hilaza amy ny
mpanjaka any Babilona, f' efa afaka ny ta-
nànany eo amy ny laniny;
32 Ka voa tampina ny fitana, ka voa do-
tra tamy ny afo ny rova, ka reki-tahotra ny
mpiady.
33 F' izany no lazainy Iehôvah Tom-
pony ny maro, Andriamanitry ny Isiraely;
I Babilona zanaka-vavy manahaka famo-
loana, efa ho fotoana hivelezana azy; raha
afaka kelikely, dia ho tonga ny fotoana
hijinjana azy.
34 —Efa nandany ahy Nebiokadrezara,
mpanjaka any Babilona, efa nanorotoro ahy
izy; efa nampanahaka ahy ny vata tsy
misy zavatra izy; efa nitelina ahy izy ta-
haky ny mamba; efa nameno ny kibony
tamy ny zava-piko izy, efa nandroaka ahy
izy:
35 Aoka hanody any Babilona ny loza
natao tamiko, sy tamy ny nofoko, hoy ny
mponina any Ziôna; ary ny rako ho amy
ny mponina any Kalidia, hoy Ieriosa-
lema.—
36 Koa izany no lazainy Iehôvah; In-
dro handahatry ny teninao Aho, ka ham-
pijaly noho hianao; dia hataoko ho ritra
ny ranomasiny, ka hataoko tankina ny lo-
haranony.
37 Ary ho rava mitambatra i Babilona,
ho fonenan' amboan'ala, ho fahagagana sy
ho fisiahana, tsy hisy mponina.
38 Hiaraka hierona tahaky ny liona ny
olona, hikiaonkaona tahaky ny zanaky ny
liona izareo.
39 Raha mafana izareo, dia hanasa azy
Aho, ka hataoko ho leony izareo hifaliany,
sy handriany hatory mandrakizay, ka tsy
hifoha, hoy Iehôvah.
40 Hampidiniko izareo tahaky ny zanak'
ondry ho amy ny famonoana, dia tahaky
ny ondri-lahy, sy ny osi-lahy.
41 —Indrisy, afaka i Sesaka! ary afa-ba-
raka ny fiderany ny tany rehetra! indrisy,
efa fahagagana eo amy ny firenena maro i
Babilona!
42 Efa nanarona any Babilona ny ra-
nomasina, efa nanafotry iny ny alony ma-
robe.
43 Ho fandravana, ho tany mariry, ary
ho efitra, ireo tanànany, ho tany izay tsy
itoeran'olona, ary izay tsy alehany ny za-
nak'olombelona.
44 Dia hampijaly any Bela any Babilona
Aho, ary havoako amy ny vavany izay efa
nateliny: ary tsy hiriaka ho any aminy
intsony ny firenena maro: eny, hirodana
ny mànda any Babilona.
45 Mialà eo afovoany hianareo, ry oloko,
ka samia mamonjy ny ainy avy hianareo
rehetra, amy ny firehetany ny fahatezerany
Iehôvah.
46 Ary aoky tsy ho reraka ny fonareo,
na hatahotra hianareo, noho ny filazana izay
ho re eo amy ny tany; hisy filazana ami-
ny itoy taona itoy, ary manaraky izany
hisy amy ny taona hafakoa filazana, sy loza
eo amy ny tany; mpanapaka miady amy
ny mpanapaka.
47 Koa indro, ho avy ny andro, ka
ho vangiako ny endri-javatra any Babi-
lona; ary ny tany rehetra eo ho menatra,
ary ny maty rehetra eo ho lavo eo afo-
voany.
48 Dia hihira ny lanitra, sy ny tany, ary
izay rehetra eo, noho i Babilona; fa han-
keo aminy avy any avaratra ny mpan-
drava, hoy Iehôvah.
49 Eny, i Babilona ho lavo, hianareo ry
Isiraely izay efa maty, ary ho lavo ny any
Babilona, hianareo ry maty eo amy ny tany
rehetra.
50 Hianareo izay afa-mandositry ny sa-
batra, mandehana, aza mijanona: aoka ha-
hatsiaro any Iehôvah eny lavitr' eny hia-
nareo, ary aoka ho an-tsainareo Ieriosa-
lema.
51 —Efa very hevitra izahay, satria efa
nandre fanaratsiana izahay: efa nisaron-
-kenatra ny tavanay: fa tafiditra teo amy
ny fitoerana masina amy ny tranony Ie-
hôvah ny vahiny.—
52 Koa, indro, ho avy ny andro, hoy
Iehôvah, ka ho vangiako ny endri-javatra
eo; ary hitoloko ny voa ratra eo amy ny
taniny rehetra.
53 Na dia hiakatra any an-danitra aza
i Babilona, ary na dia hanamafy ny habeny
ny heriny aza izy, Izaho hihiaviany ny
mpandrava hankeo aminy, hoy Iehôvah.
54 —Feo mitaraina avy any Babilona, ary

fandravan-dehibe avy amy ny taniny ny Kalidia:
55 Satria mandrava any Babilona Iehôvah, ka mamery ny feo lehibe eo; na dia nirohondrohona tahaky ny rano be ny alony; nivoaka ny fitabatabany ny feony;
56 Satria tonga ny mpandrava azy, dia any Babilona, ka voa sambotra ny olony mahery, tapaka avokoa ny tsipìkiany; fa Andriamanitra mahavaly Iehôvah; hamaly dia hamaly Izy.
57 Dia hataoko ho leony ireo andriandahy eo, sy ny olon-kendry eo, ireo mpifehy eo, sy ny mpanapaka eo, ary ny mahery eo; ary hatory mandrakizay izareo, ka tsy hifoha, hoy ny Mpanjaka, Iehôvah Tompony ny maro no anarany.
58 Izany no lazainy Iehôvah Tompony ny maro; Ho rava dia ho rava ny mànda any Babilona lehibe, ka hodorana amy ny afo ny vavahady avo eo; ary hikieli-aina foana ny olona, ary eo anatiny ny afo ny vahoaka, ka ho reraka izareo.

59 —Ny teny izay nandidiany Ieremia mpaminany any Seraia, zanaky Neria zanaky Maseia, raha nandeha niaraka taminy Zedekia mpanjaka any Ioda hankany Babilona izy, tamy ny fahefa-taona nanjakany. Ary andriandahy malemi-fanahy Seraia.
60 Dia no soratany Ieremia teo an-taratasy ny loza rehetra izay efa hanjo any Babilona, dia ireo teny rehetr' ireo izay voa soratra miteny any Babilona.
61 Ary hoy Ieremia taminy Seraia, Raha tonga any Babilona hianao, ka hahita sy hamaky ireo teny rehetr' ireo;
62 Dia ho lazainao hoe, Iehôvah ô, Hianao efa niteny io tany io handrava io, ka tsy hisy hitoetra eo, na olona, na biby, fa ho fandravana mandrakizay io.
63 Ary rehefa vitanao ny mamaky ny teny eo aminy io taratasy io, dia hamehy vato aminy io hianao, ka hatsipinao io eo anatiny Iofiraty:
64 Dia ho lazainao hoe, Hilentikia toy izany Babilona, ka tsy hitsangana amy ny loza izay hampidirako aminy; ary ho reraka izareo.
Hatraminy izany ny teniny Ieremia.

## TOKO LII.

EFA iraikia amby roa-polo taona i Zedekia, raha vao nanjaka izy; ary nanjaka iraikia amby ny folo taona tany Ieriosalema izy. Ary Hamiotala, zanaka-vaviny Ieremia avy any Libina, no anarany ny reniny.
2 Dia nanao ratsy teo imasony Iehôvah izy, araky izay rehetra efa nataony Iehoiakima.
3 Satria efa latsaka taminy Ieriosalema sy Ioda ny fahatezerany Iehôvah, mandra-pandroahany ireny hiala eo anatrehany, dia niodina tamy ny mpanjaka any Babilona i Zedekia.
4 Ary tamy ny fahasivy taona nanjakany, tamy ny volana fahafolo, tamy ny hafoloana amy ny volana, nankanesany Nebiokadrezara, mpanjaka any Babilona, izy sy ny miaramilany rehetra, hiady aminy Ieriosalema, sy nitobiany teo tandrifiny, ary nanavany mànda manodidiny iny.
5 Dia natao fahirano ny tanàna, hatramy ny faharaikia amby ny folo taonany Zedekia mpanjaka.
6 Tamy ny volana fahefatra, tamy ny hasiviana amy ny volana, dia mafy indrindra ny mosary teo an-tanàna, ka tsy nisy mofo ho haniny ny olona teo amy ny tany.
7 Dia nidirana ny tanàna; ary nandositra ny mpiady rehetra, ka nivoaka alina tamy ny tanàna, nahazo ny làlany ny vavahady teo anelanelany ny rova roa, izay teo akeky ny tanim-boliny ny mpanjaka; (fa nanodidiny ny tanàna ny Kalidia;) dia lasa nandeha izareo, nahazo ny làlana mankany amy ny tany lemaka.
8 Dia nanenjiky ny mpanjaka ny miaramilany ny Kalidia, ka nahatratra any Zedekia teo amy ny tany lemaka any Ierikô; ary ny miaramilany rehetra niely niala taminy.
9 Dia nisambotry ny mpanjaka izareo, ka nitondra azy hiakatra ho any amy ny mpanjaka any Babilona ho any Ribila, eo amy ny tany Hamata, dia nitsara azy izy.
10 Ary ny mpanjaka any Babilona namono ireo zanaky Zedekia teo imasony; dia namono ny andriandahy rehetra any Ioda tany Ribila izy.
11 Ary ny masony Zedekia no potsoriny; dia namatotra azy tamy ny gadra ny mpanjaka any Babilona, ka nentiny tany Babilona, ka nataony teo an-trano-maizina hatramy ny androny ny fahafatesany.
12 Dia tamy ny volana fahadimy, tamy

ny hafoloana amy ny volana, izany no fahasivy amby ny folo taonany Nebiokadrezara mpanjaka, manjaka any Babilona, nankanesany Nebiozaradana, mpifehy ny miaramila sasany, izay nanompo ny mpanjaka any Babilona, ho any Ieriosalema,
13 Sy nandoroany ny tranony Iehôvah,
sy ny tranony ny mpanjaka: ary ny trano rehetra tany Ieriosalema, sy ny tranon'olo-malaza rehetra, nodorany tamy ny afo.
14 Ary ny miaramila Kalidia rehetra
izay nomba ny mpifehy ny miaramila sasany, nandrava ny mànda rehetra nanodidina any Ieriosalema.
15 Dia no baboiny Nebiozaradana, mpi-
fehy ny miaramila sasany, ny olo-malahelo sasany, sy ny olona sisa izay nitoetra teo an-tanàna, sy ny mpiala izay efa latsaka homba ny mpanjaka any Babilona, ary ny marobe sisa.
16 Kanefa navelany Nebiozaradana, mpi-
fehy ny miaramila sasany, ny malahelo sasany tompon-tany, ho mpamboa-boaloboka, sy ho mpiasa-tany.
17 Ary ny andry varahina izay teo an-
-tranony Iehôvah, sy ny fanambanina, sy ny ranomasim-barahina izay teo an-tranony Iehôvah, no vakivakiny ny Kalidia, ary ny varahiny rehetra nentiny ho any Babilona.
18 Ary ny fahandroan-kena, sy ny fana-
lan-davenona, sy ny hetin-jiro, sy ny bakoly, sy ny sotro, ary ny fana-barahina rehetra izay nanompoany, nentiny.
19 Ary ny tavy, sy ny fanendazana, sy
ny bakoly, sy ny fahandroan-kena, sy ny fitoeran-jiro, sy ny sotro, ary ny kapoaka; izay efa volamena dia volamena, ary efa volafotsy dia volafotsy, nentiny ny mpifehy ny miaramila sasany.
20 Ny andry roa, ny ranomasina anan-
kiray, sy ny ombelahy varahina roa amby ny folo, izay teo ambany ny fanambanina, izay efa nataony Solomona, mpanjaka, ho any ny tranony Iehôvah: tsy hita lanjá ny varàhiny ireny fanaka rehetr' ireny.
21 Ary ny amy ny andry, valo amby ny
folo hakiho ny hahavony ny andry iray, ary roa amby ny folo hakiho ny kofehy manodidiny iny; ary voa tondro efatra ny hateviny; poakaty iny.
22 Ary nisy rava-doha varahina, teo am-
boniny; ary dimy hakiho ny hahavony ny rava-doha iray, ary nisy asa harato sy sarim-boasari-be-voa tambony ny rava-doha manodidina, varahina avokoa ireo. Ary nanahaky ireo hiany ny andry faharoa, sy ny sarim-boasari-be-voa.
23 Ary enina amby sivy folo ny sa-
rim-boasari-be-voa teo an-kila; efa zato manodidina ny sarim-boasari-be-voa rehetra amy ny asa harato.
24 Ary ny mpifehy ny miaramila sasany
nisambotra any Seraia, mpisorona be, sy Zefania mpisorona manarakaraka, sy ny telo lahy miambiny ny varavarana:
25 Dia nalainy tany an-tanàna olom-bosi-
tra anankiray, izay nifehy ny mpiady; ary ny fito lahy izay nanaraky ny mpanjaka, izay efa hita teo an-tanàna; ary ny mpanoratra momba ny mpifehy ny miaramila, izay nampiangony ny vahoaka, ary enim-polo lahy amy ny vahoaka, izay efa hita teo anatiny ny tanàna.
26 Dia naka ireny Nebiozaradana, mpi-
fehy ny miaramila sasany, ka nentiny ho any amy ny mpanjaka any Babilona, ho any Ribila.
27 Ary ny mpanjaka any Babilona na-
mely ireny, ka no vonoiny tany Ribila eo amy ny tany Hamata. Dia namabo ny Ioda ho afaka amy ny taniny izy.
28 Ireo no olona izay no baboiny Nebio-
kadrezara: tamy ny taona fahafito, telo amby roa-polo amby telo arivo ny olon-Ioda.
29 Tamy ny fahavalo amby ny folo tao-
nany Nebiokadrezara, namaboany tany Ieriosalema olona roa amby telo-polo amby valon-jato:
30 Tamy ny fahatelo amby roa-polo tao-
nany Nebiokadrezara, namaboany Nebiozaradana, mpifehy ny miaramila sasany, olon-Ioda dimy amby efa-polo amby fiton-jato; enin-jato amby efatra arivo ny olon-drehetra.
31 Ary tamy ny fahafito amby telo-polo
taonany ny namaboana any Iehoiakina mpanjaka any Ioda, tamy ny roa amby ny folo volana, tamy ny dimy amby roa-polo *andro* amy ny volana, nanandratany Evili-merodaka mpanjaka any Babilona, tamy ny taona vao nanjakany, ny lohany Iehoiakina mpanjaka any Ioda, sy namoahany azy tamy ny trano-maizina;
32 Dia nanao teny soa taminy izy, ka
nanandratry ny lapany teo ambony ny lapany ireo mpanjaka izay nitoetra teo aminy tany Babilona;

33 Dia nanova ny fitafiany, ny an-trano-
maizina, izy: ary izy kosa nihina-kanina
teo anatrehany mandrakariva, tamy ny an-
dro rehetra niainany.
34 Ary hanina nomena azy mandrakariva
avy tamy ny mpanjaka any Babiôna ny
haniny, dia anjara isan'andro, tamy ny
andro rehetra niainany, hatrany ny an-
drony ny fahafatesany.

---

# NY FITOMANIANY IEREMIA.

## TOKO I.

INDRISY, mipetraka mitokana irery ny ta-
nàna be olona! efa tahaky ny mpitondra-
-tena izy! nalaza teo amy ny firenen-tsa-
mihafa izy, andriambavy teo amy ny fira-
zanana maro: efa mpandoa hetra izy!
2 Mitomany dia mitomany nony alina
izy, ary ny ranomasony *mitsoriaka* amy ny
takolany: tsy mana-mpampifaly eo aminy
izay rehetra tia azy izy: efa namitaka
azy ny sakaizany rehetra, efa fahavalony
izareo.
3 Efa babo ny Ioda noho ny fampaho-
riana, sy ny habeny ny fanompoana: mi-
toetra eo amy ny firenen-tsamihafa izy, tsy
mahita fitsaharana izy: efa nahatratra azy
teo an-ketena izay rehetra nanenjikia azy.
4 Mitomany ny làlan-drehetra mankany
Ziôna, satria tsy misy mankeo amy ny fana-
sana masina: efa rava ny vavahadiny rehe-
tra: misento ny mpisorona eo, malahelo ny
mpitovo-vavy eo, k' efa fadiranovana izy.
5 Manan-tombon-dàlana ny mpandrafy
azy, manambina ny fahavalony: f' Iehô-
vah efa nampahory azy noho ny habeny ny
fahotany: efa babo ny zanany teo anatre-
hany ny fahavalo.
6 Ary afa-boninahitra avokoa i Ziôna za-
naka-vavy: efa tahaky ny osy tsy mahita
ahitra ireo andriandahiny, ary efa lasa, re-
raka teo alohany ny mpanenjikia izareo.
7 Ieriosalema nahatsiaro tamy ny andro
ny fampahoriana azy, sy ny fampalahelo-
vana azy, ny zava-drehetra izay nahafaly
azy tamy ny andro fahiny, rehefa lavo
ny olony tany an-tànany ny fahavalo, ka
tsy nisy namonjy azy: nijery azy ny faha-
valo; nihiomehy ny sabatany izareo.
8 Nanota dia nanota Ieriosalema; izany
nanavana azy maloto: nanala-baraka azy
izay rehetra nanome voninahitra azy, satria
efa nahita azy mitanjaka izareo; eny,
misento izy, ka mianotra.
9 Ny lotony eo an-tsisin-dambany; tsy
nitsapa-farany izy; dia nietry indrindra izy;
tsy mana-mpampifaly izy. Iehôvah ô,
jereo ny fahoriako, f' efa nirehareha ny fa-
havalo.
10 Tamy ny zava-drehetra nahafaly azy na-
ninjirany ny fahavalo ny tànany: f' efa hi-
tany, fa tafiditra teo amy ny fitoerany ma-
sina ny firenen-tsamihafa, izay nandidia-
nao tsy mba hidirany any amy ny fiango-
nanao.
11 Misento ny olony rehetra, mitady mofo
izareo; efa nanakalo ny zavatra nahafaly
azy hahazo hanina, mba hamelon' aina
izareo: Iehôvah ô, tsinjovy, ka jereo,
f' efa vetaveta aho.
12 Tsy maninona anareo rehetra izay
mandalo v' izany? jereo, k' izahao, na
misy fahoriana akory tahaky ny fahoriako,
izay natao tamiko, izay nampahoriany Ie-
hôvah *ahy* tamy ny androny ny fahatezé-
rany mirehitra, na tsia.
13 Tamy ambony nampitondrany afo tamy
ny taolako, ka nahery iny taminy ireny:
efa namela-pandrikia haningiotry ny tongo-
tro Izy: efa nampianotra ahy Izy: efa
nandrava ahy Izy, efa reraka tontolo andro
aho.
14 Ny fitondrany ny fahotako no fehe-
ziny ny tànany; niolana ireny, tafakatra
tamy ny vozoko: efa nampahaketraky ny
heriko Izy; efa nanolotra ahy ny Tompo
tany an-tànany izay tsy ahazoako ma-
rina.
15 Efa nanitsaky ny oloko mahery re-
hetra teo anatiko ny Tompo; efa nampia-

gony ny olona maro hanohitra ahy Izy, mba
ho torotoro ny zatovoko: efa nanitsaka
any Ioda, zanaka-vavy mpitovo, teo amy
ny famiazam-boaloboka ny Tompo.
16 Mitomany ireo zavatr' ireo aho; mam-
pitsoria-drano ny masoko, dia ny masoko,
satria efa nanalavitra ahy ny mpampifaly
izay hamelony ny aiko: efa foana ny za-
nako, satria efa naharesy ny fahavalo.
17 Maninji-tànana i Ziôna, tsy mana-
-mpampifaly izy: efa nandidy ny amy ny
Iakoba Iehôvah, hanodidina azy ny faha-
valony; efa nanjary vehivavy mifadi-vo-
lana Ieriosalema teo aminy.
18 Marina Iehôvah; f' efa niodina tamy
ny didiny aho: masìna hianareo, mihai-
noa, ry olon-drehetra, ka jereo ny faho-
riako: efa babo ireo mpitovoko, sy ireo
zatovoko.
19 Niantso ny tia ahy aho, namitaka ahy
izareo: efa niala-aina teo an-tanàna ny
mpisoroko, sy ny loholoko, raha nitady ha-
nina hamelony ny ainy izareo.
20 Jereo, Iehôvah ô; fa ory aho: man-
gorakoraka ny kiboko; mivadibadikia eo
anatiko ny foko; f' efa niodina dia niodina
aho: mamono ny sabatra any ivelany, misy
eo an-trano tahaky ny fahafatesana.
21 Efa nandre izareo fa misento aho;
tsy mana-mpampifaly aho: ny fahavaloko
rehetra efa nandre ny fahoriako; faly iza-
reo, satria nanao *izany* Hianao: ho tante-
rahinao ny andro nambaranao, ka hana-
haka ahy izareo.
22 Aoka hankeo anatrehanao ny ratsy
rehetra nataony; ary atavy aminy araky
izay efa nataonao tamiko noho ny fahotako
rehetra: fa maro ny fisentoako, ary efa re-
raka ny foko.

## TOKO II.

Indrisy, ny Tompo nanarona any Ziôna
zanaka-vavy tamy ny rahony ny fahateze-
rany! nampidininy tamy ny lanitra ho amy
ny tany, ny voninahitry ny Isiraely, ka
tsy mba no tsaroviny ny fandiavany ny
tongony tamy ny andro ny fahatezerany.
2 Nateliny ny Tompo ny fonenan-drehe-
tra any Iakoba, ka tsy mba niantràny: ny
fahatezerany nandravany ny trano fiaro-
vany Ioda zanaka-vavy; efa nazerany
tamy ny tany iny; efa nandoto ny fanja-
kana sy ny andriandahy teo Izy.
3 Fahatezerana mirehitra namongorany
ny tandroka rehetra any ny Isiraely:
efa nampihiemotry ny tànan' ankavanany
teo anatrehany ny fahavalo Izy, k' efa ni-
rehitra teo amy ny Iakoba Izy, tahaky ny
lel' afo mandevona manodidina.
4 Efa nikiendry ny tsipìkiany Izy tahaky
ny fahavalo, nampitoetry ny tànan' anka-
vanany Izy tahaky ny rafilahy, ary namono
izay rehetra iriny ny maso, teo an-trano-
-lainy Ziôna zanaka-vavy, Izy: nampila-
tsaky ny fahatezerany tahaky ny afo Izy.
5 Efa nanjary fahavalo ny Tompo: efa
niteliny ny Isiraely Izy; efa niteliny ny
valamenany rehetra Izy: efa nandrava ny
trano fiarovany Izy, ary efa nampitombo
ny fisaonana, sy ny fitomaniany Ioda za-
naka-vavy, Izy.
6 Ary efa nandamaky ny fefiny tahaky
ny any ny tanim-boly Izy; efa nandrava
ny fanangonan' olona teo Izy: efa nampa-
hadinoiny Iehôvah ny fanasana masina,
sy ny sabata, tany Ziona, ary efa naneva-
teva ny mpanjaka sy ny mpisorona tamy
ny fahatezerany mirehitra Izy.
7 Efa nariany Iehôvah ny fivoadiany;
efa halany ny fitoerany masina; efa nato-
lony tany an-tànany ny fahavalo ny rovany
ny valamenany: efa nitabataba teo an-
-tranony Iehôvah ny olona, tahaky ny amy
ny andro fanasana masina.
8 Efa nisaina Iehôvah handrava ny ro-
vany Ziôna zanaka-vavy: efa nandroritra
fitsipikia Izy, tsy nampihiemotry ny tà-
nany tamy ny fandravana Izy: ary efa
nampitomany ny rova, sy ny mànda, Izy;
samy efa reraka izy roa.
9 Nitambotsotra ny vavahadiny tamy ny
tany; efa nandrava ka nanapaky ny hi-
diny Izy: mitoetra eo amy ny firenen-tsa-
mihafa ny mpanjakany sy ny andrianda-
hiny: tsy misy lalàna intsony; ary tsy
mahita fanindrimandry avy aminy Iehôvah
ny mpaminany eo.
10 Mipetraka mangingina amy ny tany
ny loholona any Ziôna zanaka-vavy; efa
nanipi-vovoka ny lohany izareo; efa nisi-
kina lamba fisaonana izareo: efa nampion-
dri-doha hatramy ny tany ireo mpitovo-
-vavy any Ieriosalema.
11 Mahajamba ny masoko ny ranomaso,
mangorakoraka ny kiboko, latsaka tamy
ny tany ny atiko, noho ny fandringianany
ny zanaka-vavy, oloko; satria efa reraka

tany an-dàlam-be any an-tanàna ny ankizy
madinikia, sy ny zaza minono.
12 Hoy izareo tamin-dreniny, Aiza ny
vary sy ny divay? rehefa reraka izareo, ta-
haky izay voa vono, teo an-dàlam-be any
an-tanàna, rehefa latsaka ny ainy teo am-
-pofoany ny reniny.
13 Inona no halaiko vavolombelona ho
anao? inona no hanoharako anao, ry Ierio-
salema zanaka-vavy? inona no hataoko
mitovy aminao, mba hampifaliako anao,
ry Ziôna zanaka-vavy, mpitovo? fa lehibe
tahaky ny ranomasina ny fandravana anao,
iza no mahasitrana anao?
14 Ny mpaminaninao nahita zava-poana,
sy fahadalana, ho anao: ary tsy nanam-
bara ny helokao izareo hampodiany ny
anao voa babo; f' efa nahita ho anao ny
teny mandaingia, sy ny fampandroahana,
izareo.
15 Izay rehetra mandeha amy ny làlana
mitehi-tànana anao; misiaka izareo, ka
manifikifi-doha aminy Ieriosalema zanaka-
-vavy, *hoe*, Io va no tanàna izay atao hoe,
Voninahitra tanteraka, Fifaliany ny tany
rehetra?
16 Mitanatana-vava aminao ny fahava-
lonao rehetra: misiaka izareo, ka mihidi-
-vazana: hoy izareo, Efa natelintsikia; io
tokoa no andro izay niandrasantsikia; efa
hitantsikia, efa jerentsikia.
17 Efa nataony Iehôvah izay efa no heve-
riny; efa no tanterahiny ny teny izay efa
no didiany fahiny: efa nandrava Izy, ka
tsy niantra: efa nampifaly ny fahavalo
handatsa anao Izy: efa nanandratry ny
tandroky ny rafilahinao Izy.
18 Ny fony ny olona nitaraina tamy ny
Tompo: ry mànda any Ziôna zanaka-vavy,
aoky hitsoriaka ny ranomaso andro aman'
alina tahaky ny ony: aza mitsahatra hia-
nao: aoky tsy hitsahatra *hitomany* ny anak'
andriamasonao.
19 Mifohaza, mitarainà nony alina: am-
pilatsaho ny fonao tahaky ny rano eo ana-
trehany ny Tompo amy ny voaloham-piam-
benana: manandrata ny tànanao ho aminy,
mba hamonjy ny ainy ny zanakao madi-
nikia, izay efa ho faty noana eo an-dohan-
-dàlan-drehetra.
20 Iehôvah ô, tsinjovy, ka jereo, iza no na-
navanao izany: ho haniny ny vehivavy va
ny teraky ny kibony, zaza irain-jehy? ho
vonoina va ny mpisorona sy ny mpaminany
eo amy ny fitoerana masina any ny
Tompo?
21 Mandry amy ny tany any an-dàlam-be
ny tanora sy ny antitra: lavon-tsabatra ireo
mpitovoko, sy ireo zatovoko; efa no
vonoinao tamy ny androny ny fahate-
zeranao: efa namono Hianao, *ka* tsy nian-
tra.
22 Efa niantso tahaky ny amy ny andro
fanasana masina ny fampatahorana ahy ma-
nodidina Hianao; ka tsy nisy afa-nandosi-
tra, na nitoetra, tamy ny androny ny fahate-
zerany Iehôvah; efa laniny ny fahavaloko
izay efa no fonosiko sy efa no taizaiko.

## TOKO III.

Izaho dia lehilahy izay efa nahita fahoriana
noho ny tsorakazony ny fahatezerany.
2 Efa nitarikia ahy Izy, ka nitondra *ahy*
ho any amy ny maizina, ka tsy nisy ma-
zava akory.
3 Niverina hamely ahy tokoa Izy: na-
meriny ny tànany *hamely ahy* tontolo an-
dro Izy.
4 Efa nampihiantitry ny nofoko sy ny
hoditro Izy; efa nanapatapaky ny taolako
Izy.
5 Efa nanao trano hamely ahy Izy, ka
nampanodidina ahy zava-mangidy, sy fa-
horiana.
6 Efa nampitoetra ahy teo amy ny mai-
zina, tahaky ny efa maty ela, Izy.
7 Efa namefy manodidina ahy Izy, ka
tsy afa-mivoaka aho: efa nataony maveza-
tra ny gadrako.
8 Ary raha mitaraina sy midradradradra
aho, dia manampiny ny hatako Izy.
9 Efa namefy ny làlako tamy ny vato
voa rafitra Izy, efa nampiolikioliky ny ale-
hako Izy.
10 Efa biby bera manotrikia, *sy* liona eo
amy ny fierena, amiko Izy.
11 Efa nampivily ny làlako Izy, ka na-
miravira ahy: efa nandrava ahy Izy.
12 Efa nikiendry ny tsipìkiany Izy, ka
nataony aho tahaky ny marikia ho any ny
zana-tsipìkia.
13 Efa natsatony tamy ny voako ny zana-
-tsipìkia an-kitapony.
14 Efa fanesoany ny oloko rehetra aho;
fikialoany tontolo andro.
15 Efa nahavoky ahy zava-mangidy Izy,
efa nahamamo ahy afero Izy.

16 Ary efa namaky ny nifiko tamy ny
vato madinikia Izy; efa nanarona ahy tamy
ny lavenona Izy.
17 Efa nampiala ny fanahiko hanalavitra
fihiavanana Hianao; efa hadinoko ny tsara.
18 Ary hoy izaho, Efa very ny heriko,
sy ny fanantenako any Iehôvah.
19 Tsarovy ny fahoriako sy ny fahan-
trako, ny zava-mangidy sy ny afero.
20 Mahatsiaro dia mahatsiaro ny fanahi-
ko, k' efa mietry eo anatiko.
21 Mampiveriny izany am-poko aho, koa
manantena aho:
22 Efa tsi-lany isikia noho ny famindram-
-pony Iehôvah, satria tsy mitsahatra ny
fiantràny;
23 Vaovao isa-maraina ireny, lehibe ny
fahamarinanao.
24 Iehôvah no anjarako, hoy ny fanahiko,
koa hanantena Azy aho.
25 Tsara Iehôvah aminy izay miandry
Azy, dia amy ny fanahy izay mitady Azy.
26 Tsara manantena, sy miandry ny fa-
monjeny Iehôvah.
27 Tsara raha entin'olona ny fitondrana,
dieny mbola tanora-fanahy izy.
28 Mipetraka irery izy, ka mangingina,
satria efa nampitondra azy *iny* Izy.
29 Mametraky ny vavany amy ny vo-
voka izy, angamba hisy fanantenana hiany.
30 Manolo-takolaka ho any izay mamely
azy izy; heni-datsa izy.
31 Fa tsy hanary mandrakizay ny Tompo;
32 Fa na dia mampahory Izy, hiantra
hiany araky ny habeny ny famindram-pony
Izy.
33 Fa tsy sitra-pony hampahory, na ham-
palahelo ny zanak'olombelona.
34 Hanitsaky ny mpifatotra rehetra am-
bony ny tany ambany ny tongotra;
35 Hamadiky ny fitsarana atao amy ny
olona eo anatrehany ny Avo indrindra;
36 Hamadiky ny tenin'olona, tsy sitraky
ny Tompo.
37 Iza no manao hoe, ka tonga izany,
raha tsy mandidy ny Tompo?
38 Tsy ny vavany ny Avo indrindra no
ivoahany ny ratsy, sy ny tsara, va?
39 Nahoana no mikoinkoina ny olombe-
lona, olona noho ny fampijaliany ny faho-
tany?
40 Aoka handinikia sy hizaha-toetry ny
làlan-kalehantsikia, ka hiverina ho aminy
Iehôvah isikia.
41 Aoka hanangany ny fontsikia aman-
-tànana ho amin' Andriamanitra any an-da-
nitra isikia:
42 —Izahay efa nanota ka niodina; ts
namela-heloka Hianao.
43 Efa nisarona fahatezerana Hianao, ka
nanenjikia anay; efa namono Hianao, tsy
niantra Hianao.
44 Efa nisaron-drahona Hianao, ka tsy
tonga any aminao ny hataka.
45 Efa nataonao ho faditra sy ho faikan-
-javatra eo afovoany ny olona izahay.
46 Efa nanoka-bava hanohitra anay ny
fahavalonay rehetra.
47 Tahotra sy fandrikia, fandravana sy
fandringianana, nanjo anay.—
48 Mivoaka amy ny masoko ny rano man-
driaka noho ny fandringianany ny zanaka-
-vavy, oloko.
49 Mitsororo-drano ny masoko, ka tsy
mitsahatra, tsy misy hiainana;
50 Mandra-pijeriny Iehôvah, ka hitsinjo
any an-danitra Izy.
51 Mampiferinainy ny fanahiko ny ma-
soko noho ny zanaka-vavy rehetra any an-
-tanànako.
52 Nihiaza dia nihiaza ahy tsi-maninon-
-tsi-maninona, tahaky ny vorona, ny faha-
valoko.
53 Efa nandany ny aiko tany an-davaka
izareo, ka nanarom-bato ahy.
54 Efa difo-drano ny lohako; hoy izaho,
Fongotra aho.
55 Niantso ny anaranao tany an-davaka
lalina aho, Iehôvah ô.
56 Ny feoko efa renao; aza manentsiny
ny sofinao, raha misento, sa mitaraina
aho.
57 Nanatona Hianao tamy ny andro ni-
antsoako Anao: nanao hoe Hianao, Aza
matahotra.
58 Ry Tompo ô, efa nandahatry ny te-
niny ny fanahiko Hianao; efa nanavotry
ny aiko Hianao.
59 Iehôvah ô, efa hitanao ny ratsy natao
tamiko: mitsarà ny amiko Hianao.
60 Efa hitanao ny loza rehetra, *sy* ny
fihiendren-drehetra, nataony tamiko.
61 Iehôvah ô, efa renao ny fanaratsiany
*ahy, sy* ny fihiendren-drehetra nataony ha-
nohitra ahy;
62 Ny molotry izay nitsangana hanohitra
ahy, sy ny fisainany hanohitra ahy tontolo
andro.

63 Jereo ny fipetrahany, sy ny fitsanga-
nany; efa fikialoany aho.
64 Iehôvah ô, mamalia azy araky ny asa-
ny ny tànany.
65 Omeo azy fo maditra, fanozonanao
azy.
66 Manenjeha, ka mandringiàna ireo eo
amy ny fahatezerana, ho fongotra ambany
ny lanitry Iehôvah.

## TOKO IV.

Indrisy, efa matromatroka ny volamena!
efa niova ny volamena tsara! efa navoaka
ny vatony ny fitoerana masina ho any an-
-dohan-dàlam-be rehetra.
2 Ny zanaka-lahy tsara any Ziôna nitovy
tombana tamy ny volamena madio; indrisy,
efa no tombanany ireny tahaky ny vilan-
-tany, asany ny tànany ny mpanefi-vilany!
3 Ny amboan' ala aza manolo-nono,
mampinono ny zanany ireny: efa masiaka
ny zanaka-vavy, oloko, tahaky ny voro-ma-
siaka any an-efitra.
4 Mirekitra ny lelany ny zaza minono
amy ny lanilaniny noho ny hetaheta: man-
gataka hanina ny zaza madinikia, tsy misy
manome ho any ireny.
5 Maty any an-dàlam-be izay nihinan-
-java-py; mandry amy ny firingia izay no
tezaina niondan-jaky.
6 Fa lehibe lavitra ny fampijaliany ny
heloky ny zanaka-vavy, oloko, noho ny
fampijaliany ny fahotany Sodoma izay
no ravana tampoka, ka tsy nasian-tànan'
olona iny.
7 Nadio lavitra noho ny oram-panala ny
Nazareta teo, fotsifotsy kokoa noho ny ro-
nono izareo, menamena kokoa noho ny voa-
hangy ny tenany, malambolambo tahaky
ny vato safeiro izareo:
8 Efa mainty lavitra noho ny arina ny
tarehiny; tsy fantatra any an-dàlam-be
izareo; ny nofony mirekitra amy ny tao-
lany, efa nalazo iny, efa nanahaka hazo
maina iny.
9 Aleo ny matin-tsabatra toy izay ny
matiny ny mosary: fa nifezaka ireo,
torana, noho ny tsi-fisiany ny vokatry ny
saha.
10 Ny tànany ny vehivavy miantra dia
nahandro ny zanany; ireny no haniny teo
amy ny fandringianany ny zanaka-vavy,
oloko.
11 Efa no tanterahiny Iehôvah ny faha-
vinirany; efa nampilatsaky ny fahateze-
rany mirehitra Izy, ka nampirehitr' afo
tany Ziôna, dia nandevony ny fanorenany
iny.
12 Tsy nino ny mpanjaka maro any am-
bony ny tany, sy ny mponina rehetra any
aminy izao tontolo izao, fa hiditra amy ny
vavahadiny Ieriosalema ny rafilahy, sy ny
fahavalo.
13 Ny fahotany ny mpaminany eo, ny
heloky ny mpisorona eo, izay efa nandatsa-
ky ny rany ny marina teo anatiny,
14 Nivezivezeny ireny tahaky ny jamba
tany an-dàlam-be; nandoto-tena tamy ny ra
izareo, ka tsy azo ho tendren' olona ny lam-
bany aza.
15 Izareo nantsoina hoe, Mialà, hianareo
maloto; mialà, mialà, aza manendry: nan-
dositra tokoa izareo, ka nirenireny; efa
natao teo amy ny firenen-tsamihafa hoe,
Tsy honina *any* intsony izareo.
16 Ny tavany Iehôvah nampisaraky ire-
ny, tsy hijery ireny intsony Izy, tsy nanaja
ny mpisorona izareo, tsy niantra ny loho-
lona izareo.
17 Raha teo izahay, efa ho jamba ny ma-
sonay miandry foana ny famonjena anay:
teo amy ny fiambenanay niandrasanay fire-
nena tsy mahavonjy.
18 Nitsongo-dia anay izareo, ka tsy na-
hazo nandeha tamy ny làlanay izahay: efa
akeky ny faranay, tanteraka ny andronay;
fa tonga ny faranay.
19 Faingiampaingiana kokoa noho ny
voromahery eo amy ny lanitra ny mpanen-
jikia anay: nihiaza anay tany an-tendrom-
bohitra izareo, nanotrikia anay tany an-efi-
tra izareo.
20 Voa sambotra tany an-davaky ireny
ny mpampiaina anay, dia hosotry Iehôvah;
izay nilazanay hoe, Ho velona ambany
ny alokalony eo amy ny firenen-tsamihafa
isikia.
21 Mifalia, ka ravoravoa, ry Edoma za-
naka-vavy, izay mitoetra eo amy ny tany
Ioza: ho tonga aminao hiany ny kapoaka:
ho leony sy hitanjaka hianao.
22 Efa vita ny fampijaliany ny helokao,
ry Ziôna zanaka-vavy; tsy hampamabo
anao intsony Izy: hampijaly ny helokao
kosa Izy, ry Edoma zanaka-vavy, ham-
pamabo *anao* noho ny fahotanao Izy.

## TOKO V.

IEHÔVAH ô, tsarovy izay efa nanjo anay:
tsinjovy, ka jereo ny fanaratsiana anay.
2 Efa lasam-bahiny ny lovanay, ny olon-
-ko-azy ny tranonay.
3 Efa kamboty, ka tsy manan-dray iza-
hay; manahaka mpitondra-tena ny reninay.
4 Vola nividianay ny rano ho sotroinay,
efa namidy ny kitainay.
5 Mitondra fanenjehana ny hatokay: mi-
kieli-aina izahay, ka tsy manam-pitsaharana
izahay.
6 Efa nanolo-tànana ho any ny Ejipity
*sy* ny Asiria izahay, mba ho voky ha-
nina.
7 Ny razanay efa nanota, ka tsy eo iza-
reo; ary izahay efa nitondra ny fampija-
liany ny helony.
8 Ny mpanompo efa nanapaka anay, tsy
misy mahafaka *anay* amy ny tànany.
9 Nataonay vivery ny ainay hahazo ha-
nina, noho ny sabatra any an-efitra.
10 Efa mainty tahaky ny fatana ny hodi-
tray, noho ny halozany ny mosary.
11 Voa savikia ny vehivavy tany Ziôna,
ny mpitovo-vavy tany an-tanàna any Ioda.
12 Ny andriandahy nahantona tamy ny
tànany; ny tavany ny loholona tsy mba no
hajaina.
13 Ny zatovo nalaina hitoto-vary, ary lavo
teo ambany ny hazo ny ankizy madinikia.
14 Ny loholona nitsaha-niditra tamy ny
vavahady, *ary* ny zatovo tamy ny fihi-
rany.
15 Efa nitsahatra ny fifaliany ny fonay;
efa nody fisaonana ny dihinay.
16 Latsaka afaka tamy ny lohanay ny
satro-boninahitra; mahita loza izahay, f' efa
nanota izahay!
17 Izany mampahareraky ny fonay;
izany mahajamba ny masonay;
18 Satria efa rava ny tendrombohitra
Ziôna: any andehanany ny amboa dia.
19 Iehôvah ô, mitoetra mandrakizay Hia-
nao: mihiatramy ny taranaka fara-man-
dimby ny lapanao.
20 Nahoana no hanadino anay mandra-
kariva Hianao? hahafoy anay mandrakizay
Hianao?
21 Iehôvah ô, mamerena anay ho ami-
nao, dia haverina izahay; ovao ny andro-
nay hanahaky ny fahiny.
22 F' efa nanary dia nanary anay Hia-
nao; efa tezitr' indrindra taminay Hianao.

---

# NY BOKINY EZEKIELA MPAMINANY.

---

## TOKO I.

ARY nisokatra ny lanitra tamy ny taona fa-
hatelo-polo, tamy ny *volana* fahefatra, tamy
ny hadimiana amy ny volana, raha teo amy
ny babo, teo anilany ny ony Kebara, aho,
ary nahita fanindrimandry avy tamin' An-
driamanitra aho.
2 Tamy ny hadimiana amy ny volana,
izany no taona fahadimy izay namaboana
any Iehoiakina mpanjaka,
3 No nankanesany ny teniny Iehôvah to-
koa taminy Ezekiela, mpisorona, zanaky
Bioza, teo amy ny taniny ny Kalidia, teo
anilany ny ony Kebara; nilatsaka taminy
teo ny tànany Iehôvah.
4 Dia nijery aho, ka, indro, tafiodrivotra
avy tany avaratra, rahon-dehibe, sy afo man-
droso hiany, ka nanodidiny iny ny faha-
zavana, ary avy teo afovoany, dia teo afo-
voany ny afo, tahaky ny volony ny vara-
hina voa lalotra.
5 Avy teo afovoany koa ny endriky ny
zava-manan'aina efatra; ary izany no fise-
hoany, nanan'endrik' olona izareo.
6 Ary samy nanan-tava efatra avy iza-
reo, ary samy nanan' elatra efatra avy
izareo.
7 Ary tongotra mahitsy ny tongony; ary
nanahaky ny faladiany ny tongotry ny
zanak'omby ny faladiany ny tongony; ary
namirapiratra tahaky ny volony ny vara-
hina voa lalotra ireny.
8 Ary nisy tànan'olona teo ambany ny

elany teo amy ny ilany efatra; ary samy
nanany ny tavany avy, sy ny elany avy,
izy efatra.
9 Nifanindry ny elany avy; tsy nito-
dikia raha nandeha ireny, samy nizotra
izy rehetra.
10 Ary tavan'olona, sy tavan-diona teo
amy ny ilany ankavanana, no endriky ny
tavany izy efatra: ary nanany ny tavan'
omby teo amy ny ilany ankavia izy efatra;
nanany ny tavam-boromahery koa izy efa-
tra.
11 Izany no tavany: ary nivelatra ny
elany tany ambony; ny roa taminy ireny
avy nifanindry, ary ny roa nanarony ny
tenany.
12 Ary samy nizotra izy rehetra: na aiza
na aiza netezany ny fanahy haleha no
nalehany; tsy nitodikia raha nandeha
ireo.
13 Ary ny amy ny endriky ireo zava-
-manan'aina, nanahaky ny vain' afo mirehi-
tra ny tarehiny, dia nanahaky ny fisehoany
ny fanilo: nandehandeha teo amy ny zava-
-manan'aina iny; ary namirapiratra ny afo,
ka nivoaka tamy ny afo ny helatra.
14 Ary ny zava-manan'aina nihiazaka-
zaka, ka niverina, tahaky ny fit-elatselatry
ny helatra.
15 Ary nony nijery ny zava-manan'aina
aho, indro, nisy kodia iray teo ambony ny
tany, teo anilany ny zava-manan'aina, ma-
nan-tava efatra.
16 Ny tarehiny ireny kodia, sy ny asany,
nanahaky ny volony ny vato Tarisisa: ary
iray endrikia izy efatra: ary ny tarehiny, sy
ny asany, nanahaky ny toa nisy kodia teo
anatiny ny kodia.
17 Raha nandeha ireo, dia nandeha tamy
ny ilany efatra ireo: tsy nitodikia raha
nandeha ireo.
18 Ary ny amy ny honkony, dia avo, ka
nahatahotra ireny; ary feno maso ny hon-
kony manodidina azy efatra.
19 Ary raha nandeha ny zava-manan'aina,
dia nandeha tamy ny ilany ireny ny kodia:
ary raha nasandratra hiala amy ny tany
ny zava-manan'aina, dia nasandratra ny
kodia.
20 Na aiza na aiza netezany ny fanahy
haleha no nalehany, dia izay netezany ny
fanahy haleha; ary ny kodia nasandratra
hanandrify ireny: fa teo anatiny ny kodia
ny fanahiny ny zava-manan'aina.
21 Raha nandeha ireny, dia nandeha ireo,
ary raha nijanona ireny, dia nijanona ireo,
ary raha nasandratra hiala amy ny tany
ireny, dia nasandratra hanandrify ireny ny
kodia: fa teo anatiny ny kodia ny fanahiny
ny zava-manan'aina.
22 Ary ny endriky ny habakabaka teo
ambony ny lohany ny zava-manan'aina
nanahaky ny volony ny vatosanga ma-
hatahotra, nivelatra teo ambony ny lohany.
23 Ary nahitsy ny elany teo ambany ny
habakabaka, nifanandrify ireo; samy nanan-
-droa avy ireo, izay nanarony ny tenany
tamy ny ilany ety, ary samy nanan-droa
avy, izay nanarona koa tamy ny ilany iry.
24 Ary raha nandeha ireo, dia nandre ny
fikiopakopaky ny elany tahaky ny firohon-
drohony ny rano be aho, dia tahaky ny
feony ny Tsi-toha; ny feony ny fiteny,
tahaky ny feony ny olo-mitoby; raha nija-
nona ireo, dia nakombony ny elany.
25 Ary nisy feo avy tamy ny habakabaka
izay teo ambony ny lohany; rehefa nija-
nona ireo, *k'* efa nakombony ny elany.
26 Ary nisy endri-dapa tahaky ny volony
ny vato safeiro teo ambony ny habakabaka
izay teo ambony ny lohany: ary nisy endri-
kia teo ambony ny endriky ny lapa tahaky
ny tarehin'olona, teo amboniny.
27 Ary efa hitako tahaky ny volony ny
varahina voa lalotra, tahaky ny fisehoany
ny afo manodidina eo anatiny, hatramy ny
fisehoany ny vaniany no miakatra; ary
hatramy ny fisehoany ny vaniany no mi-
dina, efa hitako tahaky ny fisehoany ny
afo, ary namirapiratra iny manodidina.
28 Tahaky ny fisehoany ny avana, izay eo
anatiny ny rahona amy ny andro merikia,
no fisehoany ny famirapiratana manodidina:
izany no fisehoany ny endriky ny vonina-
hitry Iehôvah. Ary rehefa nahita aho, dia
niankohoka aho, ka nandre feony ny anan-
kiray izay niteny aho.

## TOKO II.

Ary hoy Izy tamiko, Ry zanak'olona, mijo-
roa eo an-tongotrao, dia hiteny aminao Aho.
2 Dia niditra teo anatiko ny Fanahy, raha
niteny tamiko Izy, ka nampijoro ahy teo an-
-tongotro, fa nandre Azy niteny tamiko aho.
3 Ary hoy Izy tamiko, Ry zanak'olona, ma-
niraka anao Aho, hankany amy ny zanaky
Isiraely, any amy ny firenena miodina,
izay efa niodina tamiko: izareo sy ny ra-

zany efa nanota tamiko, mandrak'andro
any indrindra.
4 Ary ny amy ny zanaka, mafi-tarehy, sy
saro-po izareo. Maniraka anao hankany
aminy Aho, dia ho lazainao aminy, Izany
no lazainy Iehôvah Andriamanitra.
5 Ary izareo, na hihaino izareo, na tsy
hety izareo, (fa mpianakavy miodina izareo,)
kanefa hahalala izareo f' efa nisy mpami-
nany teo aminy.
6 Ary hianao, ry zanak'olona, aza mata-
hotra azy, na matahotry ny teniny, na dia
misy hery sy tsilo eo aminao, ka mitoetra eo
amy ny mambambohitra hianao; aza ma-
tahotry ny teniny hianao, na kivy amy ny
fijeriny hianao, na dia mpianakavy miodina
aza izareo.
7 Dia ho lazainao ny teniko aminy, na
hihaino izareo, na tsy hety izareo: fa mio-
dina izareo.
8 Fa hianao, ry zanak'olona, henoy izay
no lazaiko aminao, Aza miodina hianao
tahaky io mpianakavy miodin' io: sokafy
ny vavanao, ka hano izay omeko anao.
9 Ary nijery aho, k' indro, tànana nahin-
jitra tamiko; ary, indro, nisy taratasy
mihiorona teo anatiny;
10 Dia namelatry iny teo anatrehako
Izy: ary voa soratra iny teo anatiny sy teo
ivohony: ary voa soratra teo fitomaniana,
sy fisaonana, ary loza.

## TOKO III.

ARY hoy Izy tamiko, Ry zanak'olona, hano
izay hitanao; hano io taratasy mihioron' io,
ka mandehana hiteny amy ny zanaky
Isiraely.
2 Dia nanoka-bava aho, ka nampihinana
ahy io taratasy mihioron' io Izy.
3 Ary hoy Izy tamiko, Ry zanak'olona,
ampitelemo ny kibonao, ary fenoy ny tsi-
nainao aminy io taratasy mihioron' io, izay
omeko anao. Dia nihinana aho, ary teo
am-bavako tahaky ny tantely no hamaminy.
4 Dia hoy Izy tamiko, Ry zanak'olona,
mandehana hankany amy ny mpianakaviny
Isiraely, ka ambarao azy ny teniko.
5 Fa tsy olona lalim-piteny, sy mavesa-
-bava, *fa* ny mpianakaviny Isiraely, no ani-
rahana anao:
6 Tsy olona maro lalim-piteny, sy ma-
vesa-bava izay tsy hainao ny fiteniny.
Raha tàhiny ireny no nanirahako anao, efa
hihaino anao ireny.
7 Fa ny mpianakaviny Isiraely tsy hety
hihaino anao; fa tsy mety mihaino Ahy
izareo: fa mafi-handrina sy madi-po ny
mpianakaviny Isiraely rehetra.
8 Indro, efa nanamafy ny tavanao hano-
hitry ny tavany Aho, ary efa nanamafy ny
handrinao hanohitry ny handriny Aho.
9 Efa nanamafy ny handrinao tahaky ny
tsora izay mafimafy kokoa noho ny afo-vato
Aho: aza matahotra azy hianao, na kivy
amy ny fijeriny hianao; na dia mpiana-
kavy miodina aza izareo.
10 Dia hoy Izy tamiko, Ry zanak'olona,
Alatsaho ao am-ponao, ary aoka ho henoiny
ny sofinao ny teniko rehetra izay ho lazaiko
aminao.
11 Ary mandehana, mankanesa aminy
izay voa babo, any amy ny zanaky ny
olonao, dia mitenena aminy, ka ambarao
aminy hoe, Izany no lazainy Iehôvah An-
driamanitra; na hihaino izareo, na tsy hety
izareo.
12 Dia nanandratra ahy ny Fanahy, ka nan-
dre ny feony ny firohondrohon-dehibe teo
ivohoko aho, *manao hoe*, Hisaorana anie ny
voninahitry Iehôvah avy amy ny fitoerany;
13 Ary *efa reko* ny fikiopakopaky ny ela-
try ny zava-manan'aina izay nifanindry,
sy ny fitraotraoky ny kodia izay nanandrify
ireny, ary ny feony ny firohondrohon-de-
hibe.
14 Dia nanandratra ahy ny Fanahy, ka
nitondra ahy, dia nandeha ory, tamy ny
fahafanany ny fanahiko, aho; ary ny tà-
nany Iehôvah nahery tamiko.
15 Dia nankany Tela-abiba ho any ami-
ny izay voa babo, izay nitoetra teo anilany
ny ony Kebara, aho, ary nipetraka teo ami-
ny izay nipetrahany ireo aho, ka nitoetra
teo aminy ireny, talanjona, hafitoan'andro
aho.
16 Ary rehefa tapitra ny hafitoan'andro,
dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah, ka
nanao hoe;
17 Ry zanak'olona, efa nataoko ho mpiam-
biny ny mpianakaviny Isiraely hianao; ary
mihainoa ny teny avoaky ny vavako, ka
mananara ireny avy amiko hianao.
18 Raha hoy Izaho amy ny ratsi-fanahy,
Maty dia maty hianao; ary tsy mananatra
azy hianao, na miteny hananatry ny ratsi-
-fanahy hiala amy ny làlany ratsy hamon-

jeny ny ainy, dia maty eo amy ny fahotany
izany ratsi-fanahy izany; fa amy ny tàna-
nao hitadiavako ny rany.
19 Ary hianao, raha mananatry ny ratsi-
-fanahy hianao, ka tsy miala amy ny faho-
tany, na amy ny làlany ratsy, izy, dia maty
eo amy ny fahotany izy: fa hianao hamonjy
ny fanahinao.
20 Ary raha miala ny marina kosa amy
ny fahamarinany, ka manao ratsy, ary
mametraka fahatafintohinana eo anoloany
Aho, dia maty izy; satria tsy nananatra
azy hianao, dia maty eo amy ny fahotany
izy, ka tsy ho tsarovina ny fahamarinany,
izay nataony; fa amy ny tànanao hitadia-
vako ny rany.
21 Ary hianao, raha mananatry ny ma-
rina hianao, mba tsy hanota ny marina, ka
tsy manota izy, ho velona dia ho velona izy,
satria nanarina izy, ary hianao efa namonjy
ny fanahinao.
22 Dia nilatsaka tamiko teo ny tànany
Iehôvah; ary hoy Izy tamiko, Mitsangàna,
mankanesa amy ny tany lemaka, ary hiteny
aminao eo Aho.
23 Dia nitsangana aho, ka nankany amy
ny tany lemaka: ary, indro, nijanona teo
ny voninahitry Iehôvah, tahaky ny vonina-
hitra izay efa hitako teo anilany ny ony
Kebara; dia niankohoka aho.
24 Dia niditra tany anatiko ny Fanahy,
ka nampijoro ahy teo an-tongotro, dia niteny
tamiko, ka nanao tamiko hoe, Mandehana,
mihidia eo an-tranonao.
25 Ary hianao, ry zanak'olona, indro,
hisy hanisy kofehy aminao, ka hamatotra
anao aminy, ka tsy hivoaka ho any aminy
hianao:
26 Dia hampirekitry ny lelanao amy ny
lanilaninao Aho, dia ho moana hianao, ka
tsy hananatra azy hianao: fa mpianakavy
miodina izareo.
27 Fa raha miteny aminao Aho, dia hano-
katry ny vavanao Aho, ary ho lazainao
aminy hoe, Izany no lazainy Iehôvah An-
driamanitra, Aoky hihaino izay mihaino,
ary aoky tsy hety izay tsy mety:—fa mpia-
nakavy miodina izareo.

## TOKO IV.

Ary hianao, ry zanak'olona, alao birikia
ho anao, ary apetraho eo anatrehanao iny,
ka asivy aminy ny sarin-tanàna, dia Ierio-
salema:
2 Ary atavy fahirano iny, ary manara-
mànda eo tandrifiny, ary manangàna fefy
hanodidiny iny; ary asivy toby eo tan-
drifiny, ary alaharo fiadiana hanodidiny
iny.
3 Ary alao vy fanendazana ho anao, ka
atavy ho mànda vy iny eo anelanelanao sy
ny tanàna: ary manatreha hamely iny, dia
ho fahirano iny, ary hanao fahirano iny hia-
nao. Famantarana ho any ny mpianaka-
viny Isiraely izany.
4 Ary mandria eo amy ny ilanao ankavia
hianao, ka asivy eo amboniny iny ny helo-
ky ny mpianakaviny Isiraely; *araky* ny
isany ny andro izay handrianao eo ambo-
niny iny no hitondranao ny helony.
5 F' efa napetrako taminao ny taonany
ny fahotany, araky ny isany ny andro, dia
sivy folo amby telon-jato andro; dia hiton-
dra ny heloky ny mpianakaviny Isiraely
hianao.
6 Ary rehefa no taperinao ireny, dia man-
dria indray amy ny ilanao ankavanana, ary
hitondra ny heloky ny mpianakaviny Ioda
efa-polo andro hianao: andro iray ho herin-
-taona hiany no tendreko ho anao.
7 Dia hanatriky ny fahirano any Ieriosa-
lema hianao, ary hitanjaka ny sandrinao, ka
haminany hiteny iny hianao.
8 Ary, indro, hanisy kofehy aminao Aho,
ka tsy hivadi-mandry hianao, mandra-paha-
laninao ny androny ny fahiranonao.
9 Ary alao ho anao vari-vato, sy vari-lava-
-volo, sy tsaramaso vaventy, sy tsaramaso
madinikia, sy ampemby, ary voavahy, ka
asivy eo am-bilany iray, ka atavy hanina
ho anao ireny, *araky* ny isany ny andro
izay handrianao eo amy ny ilanao; sivy
folo amby telon-jato andro no hihinananao
iny.
10 Ary ho an-danja roa-polo sekely isan'
andro ny haninao izay ho haninao: araky
ny fotoana hihinananao iny.
11 Ary rano voa fatra no ho sotroinao,
dia faheniny ny hina: araky ny fotoana
hisotroanao iny.
12 Ary ho haninao iny tahaky ny am-
pempa vari-lava-volo, ary tay izay mivoaka
amy ny olona no hanendazanao iny eo ima-
sony ny olona.
13 Ary hoy Iehôvah, Toy izany no hihi-
nanany ny zanaky Isiraely ny mofony ma-

loto eo amy ny firenen-tsamihafa izay handroahako azy.
14 Dia nanao hoe aho, Indrisy, Iehôvah
Andriamanitr' ô! tsy mbola naloto ny fanahiko: fa tsy mbola nihinany izay maty ho azy, na izay no viraviraina, hatramy ny fahazazako, ka mandrak'ankehitriny, aho: ary tsy mbola niditra teo am-bavako ny hena vetaveta.
15 Dia hoy Izy tamiko, Indro, taik'omby nomeko anao hisolo tain'olona, ary iny hanendazanao ny mofonao.
16 Ary hoy Izy tamiko, Ry zanak'olona, indro, hanapaky ny tehiny ny mofo any Ieriosalema Aho: ary hihina-mofo an-danja, sy amy ny ahiahy, izareo, ary hisotro rano voa fatra sy amy ny fahatalanjonana izareo:
17 Ka dia ho mosarena mofo sy rano izareo, ary hifampitalanjona izareo, ka ho levona noho ny helony.

## TOKO V.

Ary hianao, ry zanak'olona, alao ho anao antsy maranitra, alao ho anao harezany ny mpanara-bolom-bava, ka ampandehano iny amy ny lohanao sy amy ny volom-bavanao, dia alao ho anao mizana handanjana, ka zarao *ny volo*.
2 Ny fahatelony hodoranao amy ny afo
eo afovoany ny tanàna, rehefa tapitra ny androny ny fahirano: ary ny fahatelony halainao; ho velezinao iny manodidina amy ny antsy: ary ny fahatelony haelinao ho entin-drivotra: ary sabatra hatsoako hanenjikia azy.
3 Ary hianao hanala vitsy isa aminy ireny,
ka hamehy ireny eo an-tsisin-dambanao.
4 Dia analao aminy ireny indray hianao,
ary ario eo anatiny ny afo, ka hodory eo anatiny ny afo; aminy iny hivoahany ny afo ho amy ny mpianakaviny Isiraely rehetra.
5 Izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra, Io no Ieriosalema: efa nampitoeriko io teo afovoany ny firenen-tsamihafa, sy ny tany maro manodidiny io.
6 Ary izy efa nanova ny fitsarako ho ratsy,
lavitra noho ny firenen-tsamihafa, ary ny lalàko, noho ny tany maro manodidina azy: f' efa nanamavo ny fitsarako izareo, ary ny amy ny lalàko, tsy nañaraky ireny izareo.
7 Koa izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra, Satria efa nitombo ho maromaro kokoa noho ny firenen-tsamihafa izay manodidina anareo hianareo, ary tsy nanaraky ny didiko, na nitandriny ny lalàko, na nanao araky ny lalàny ny firenen-tsamihafa aza, izay manodidina anareo;
8 Koa izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra; Indro, Izaho, dia Izaho manohitra anao, ary hanao fitsarana eo afovoanao eo imasony ny firenen-tsamihafa Aho.
9 Dia hataoko eo anatinao izay tsy mbola
nataoko, ary izay tsy hataoko toy izany intsony, noho ny fahavetavetanao rehetra.
10 Izany hihinanany ny ray ny zanaka eo
afovoanao, ary hihinanany ny zanaka ny rainy; ary hanao fitsarana eo afovoanao Aho, ary ny sisa rehetra eo aminao haeliko ho entin-drivo-drehetra.
11 Ary, raha velona koa Aho, hoy Iehôvah Andriamanitra, Izany tokoa, satria efa nandoto ny fitoerako masina amy ny fahavetavetanao rehetra, sy amy ny fandotoanao rehetra, hianao, dia handany *anao* kosa Aho, ary tsy hiantra ny masoko, ary tsy hamindra-fo Aho.
12 Ny fahatelonao ho matin'aretin-dratsy,
ary ho lany mosary eo afovoanao izareo; ary ho lavon-tsabatra manodidina anao ny fahatelo, ary haeliko ho entin-drivo-drehetra ny fahatelo; ary ny sabatro hatsoako hanenjikia azy.
13 Dia ho tanteraka ny fahatezerako, ka
hampitoetry ny fahavinirako aminy Aho, dia hianina Aho; dia hahalala izareo f' Izaho Iehôvah niteny tamy ny fialonako, rehefa nanefa ny fahavinirako taminy ireny Aho.
14 Dia hataoko ho rava, sy ho afa-baraka, hianao, eo amy ny firenen-tsamihafa izay manodidina anao, eo imasony izay rehetra mandalo.
15 Dia ho afa-baraka sy ho fandatsana,
ho ohabolana sy ho fahagagana, eo amy ny firenen-tsamihafa izay manodidina anao, izany, raha hefaiko ireo fitsarana eo anatinao amy ny fahatezerana, sy amy ny fahavinirana, ary amy ny fampijaliana mafy. Izaho Iehôvah niteny.
16 Raha hampitondraiko ny zana-tsipìkia
ratsy, dia mosary, hamely ireny, izay handrava, izay hampitondraiko handringiana anareo; ary hampitomboiko ny mosary aminareo, ka ho tapahiko ny tehiny ny mofonareo;

17 Dia hampandehaniko mosary, sy biby
ratsy, aminareo; ka hahafaty ny aminao
ireny; ary handeha mitety anao ny aretin-
-dratsy sy ny ra; ary hampidirako sabatra
aminao. Izaho Iehôvah niteny.

## TOKO VI.

DIA nankeo amiko ny teniny Iehôvah, ka
nanao hoe,
2 Ry zanak'olona, manatreha ny tendrom-
bohitra Isiraely, ary maminania hiteny
ireny,
3 Ka atavy hoe, Hianareo, ry tendrom-
bohitra Isiraely, mihainoa ny teniny Ie-
hôvah Andriamanitra; Izany no lazainy
Iehôvah Andriamanitra amy ny tendrom-
bohitra, sy amy ny tanety, amy ny ony, sy
amy ny lohasaha, Indro, Izaho, dia ham-
piditra sabatra aminareo Aho, ka handrava
ny fitoeran'avonareo.
4 Dia ho rava ny fivoadianareo, ka ho va-
kivakina ny endri-masoandronareo; ary
hazerako ny eo aminareo voa vono, eo
anatrehany ny sampinareo.
5 Dia hapetrako ny fatiny ny zanaky
Isiraely eo anatrehany ny sampiny; ka
haeliko ny taolanareo hanodidiny ny fivoa-
dianareo.
6 Ho foana ireo tanàna eo amy ny fonena-
nareo rehetra, ary ho rava ny fitoeran'avo;
mba ho rava sy ho foana ny fivoadianareo,
ary mba ho vakivakina, ka hitsahatra ny
sampinareo, ary mba ho tapatapaka ny endri-
-masoandronareo, ka ho rava ny asanareo.
7 Ary ny maty ho lavo eo afovoanareo,
dia hahalala hianareo f' Izaho no Iehôvah.
8 Kanefa hamelako sasany hiany, mba ha-
nananareo izay ho afa-mandositry ny saba-
tra eo amy ny firenen-tsamihafa, raha hiely
any amy ny tany maro hianareo.
9 Ary izay eo aminareo afa-mandositra
hahatsiaro Ahy eo amy ny firenen-tsami-
hafa, izay hitondrana azy ho babo, raha
nanorotoro ny fony mijangajanga, izay
niala tamiko, ary ny masony, izay nan-
deha nijangajanga hanaraky ny sampiny,
Aho; ary ho sosotra izareo noho ny ratsy
izay nataony teo amy ny fahavetavetany
rehetra.
10 Dia hahalala izareo f' Izaho no Ie-
hôvah; tsy niteny foana Aho fa hanisy izany
ratsy izany aminy Aho.
11 Izany no lazainy Iehôvah Andria-
manitra; Mameleza amy ny tànanao, ary
manitsakitsaha amy ny tongotrao, ka atavy
hoe, Indrisy re, ny fahavetavetan-dratsy
rehetra nataony ny mpianakaviny Isiraely!
fa ho matiny ny sabatra, ny mosary, ary
ny aretin-dratsy, izareo.
12 Ny lavitra ho matiny ny aretin-dratsy;
ary ny akeky ho lavony ny sabatra; ary ny
mitoetra ka voa fahirano ho matiny ny
mosary; dia hanefa ny fahatezerako aminy
Aho.
13 Dia hahalala hianareo f' Izaho no Ie-
hôvah, raha ho lavo ny olony maty eo amy
ny sampiny, manodidiny ny fivoadiany, any
ambony ny tanety avo rehetra, any an-tam-
pony ny tendrombohitra rehetra, ary any
ambany ny hazo maitso rehetra, ary any
ambany ny voamboana misandrahaka re-
hetra, dia ny fitoerana izay nanaterany ny
zava-mani-pofona ho any ny sampiny rehe-
tra.
14 Dia hahinjitro ny tànako aminy ireny,
ka ho foanako ny tany, eny, ho foana lavitra
iny noho ny efitra mankany Dibilata eo amy
ny fonenany rehetra; dia hahalala izareo
f' Izaho no Iehôvah.

## TOKO VII.

DIA nankeo amiko ny teniny Iehôvah, ka
nanao hoe,
2 Ary hianao, ry zanak'olona, izany no
lazainy Iehôvah Andriamanitra amy ny
tany Isiraely, Farany! tonga ny farany
amy ny vazany efatra amy ny tany.
3 Ankehitriny, ho aminao ny farany, ary
hampilatsahako aminao ny fahatezerako, dia
ho tsaraiko hianao araky ny làlanao, ary ny
fahavetavetanao rehetra hamaliako anao.
4 Ary tsy hiantra anao ny masoko, ary tsy
hamindra-fo Aho: fa ny làlanao hama-
liako anao, ka ho eo afovoanao ny faha-
vetavetanao: dia hahalala hianareo f' Izaho
no Iehôvah.
5 Izany no lazainy Iehôvah Andriama-
nitra; Loza, loza hiany! indro, tonga iny.
6 Tonga ny farany, tonga ny farany;
miandry hamely anao iny; indro, tonga iny.
7 Tonga aminao ny fandringianana, ry
mponina eo amy ny tany! tonga ny fotoan'
andro, manatona ny andro fitabatabana, ka
tsy hisy fihiobiana any an-tendrombohitra.
8 Ankehitriny, vetivety foana hampilatsa-
hako ny fahaviniràko aminao, ka hanefako

ny fahatezerako aminao: ary ho tsaraiko
hianao araky ny làlanao, ary ny fahaveta-
vetanao rehetra hamaliako anao.
9 Ary tsy hiantra ny masoko, ary tsy ha-
mindra-fo Aho: hamaly anao araky ny
làlanao Aho, ka ho eo afovoanao ny fahave-
tavetanao, dia hahalala hianareo f' Izaho no
Iehôvah Izay mamely.
10 Indro ny andro, indro tonga iny! mi-
voaka ny fandringianana, mamony ny te-
hina, mitsimoka ny rehareha!
11 Mitsangana ny loza ho tehina fanavan-
-dratsy: tsy hisy aminy ireny, na amy ny
olony marobe, na aminy izay mety ho azy:
ary tsy hisy hitomany ireny.
12 Tonga ny fotoana, manatona ny an-
dro; aoky tsy hifaly ny mpividy, na hi-
tomany ny mpivarotra: fa latsaka ny faha-
tezerana amy ny olo-marobe rehetra eo.
13 Fa ny mpivarotra tsy hiverina ho any
aminy izay namidy, na dia mbola velona
dia velona hiany izareo; fa ny fanindri-
mandry mahazo ny olo-marobe rehetra eo,
izay tsy hiverina; ary tsy hisy hampahery
ny fiainany amy ny fahotany.
14 Efa nampaneno ny trompetra izareo,
mba hampiomany ny olon-drehetra; fa tsy
misy mankeo amy ny ady: fa latsaka ny
fahatezerako amy ny olo-marobe rehe-
tra eo.
15 Sabatra eo ivelany, ary aretin-dratsy sy
mosary eo anatiny: izay any an-tsaha ho
matiny ny sabatra; ary izay eo an-tanàna,
ny mosary sy ny aretin-dratsy handany
azy.
16 Kanefa handositra izay afaka eo ami-
ny ireny, ary ho any an-tendrombohitra
izy rehetra tahaky ny voromailala any an-
-dohasaha, samy mitomany avokoa noho ny
helony avy izy rehetra.
17 Ho reraka ny tànan-drehetra, ary
halemy *tahaky* ny rano ny lohalikia rehe-
tra.
18 Ary hisikina lamba fisaonana izareo,
ka hanarony ireny ny tahotra; ary ho he-
ni-kenatra ny tava rehetra, ary ho sola ny
lohany rehetra.
19 Ny volafotsiny hariany any an-dàlam-
-be, ary ny volamenany hatao maloto: ny
volafotsiny, sy ny volamenany tsy haha-
vonjy azy eo amy ny androny ny fahateze-
rany Iehôvah: tsy hahavoky ny fanahiny,
na hahafeno ny kibony izareo: satria efa
fahatafintohinana mampanota azy iny.
20 Ary ny amy ny firavahany tsara-ta-
rehy, natao ho voninahitra iny; fa ny
sarin-javatry ny fahavetavetany *sy* ny faha-
lotoany nasiany teo anatiny; koa nataoko
iny ho fahalotoana aminy;
21 Eny, efa natolotro tany an-tànany ny
vahiny ho remby iny, ary ho any ny ratsi-
-fanahy ambony ny tany ho babo; dia
handoto iny izareo.
22 Ary hampiala ny tavako aminy ireny
Aho, ary hisy handoto ny fiafenako: eny,
hiditra eo ny mpandroba, ka handoto iny.
23 Manava gadra; fa feno heloka be ra
ny tany, ary heni-doza ny tanàna.
24 Koa hitondra ny firenen-tsamihafa,
izay ratsi-fanahy indrindra, Aho, ka ha-
nany ny trano eo izareo; ary hampitsahatry
ny fireharehany ny mahery Aho: ary ho
lotoina ny fitoerany masina.
25 Avy ny fandravana; ary hitady fihia-
vanana izareo, ka tsy hisy.
26 Avy ny loza manaraky ny loza, ary ny
filazana manaraky ny filazana; dia hitady
fanindrimandry avy amy ny mpaminany
izareo; fa ho very ny lalàna afaka amy
ny mpisorona, ary ny fisainana afaka amy
ny anti-panahy.
27 Ny mpanjaka hitomany, ary ny an-
driandahy hisarona fahagagana, ary ny tà-
nany ny vahoaka hangovitra: hataoko
aminy ireny araky ny làlany, ka ho tsa-
raiko ireny araky ny fitsarana azy, dia ha-
halala izareo f' Izaho no Iehôvah.

## TOKO VIII.

Ary tamy ny taona fahenina, tamy ny
*volana* fahenina, tamy ny hadimiana amy
ny volana, nony nipetraka teo an-tra-
noko aho, ary nony nipetraka teo anatre-
hako ny loholony ny Ioda, nilatsahany
ny tànany Iehôvah Andriamanitra tamiko
teo.
2 Dia nijery aho, k' indro, endri-javatra
tahaky ny fisehoan' afo: hatramy ny fise-
hoany ny vaniany no midina ny afo, ary
hatramy ny vaniany no miakatra, tahaky
ny fisehoana mamirapiratra, dia tahaky ny
volony ny varahina voa lalotra.
3 Dia naninjitra endri-tànana izy, ka ni-
hiazona ahy tamy ny foto-bolo anankiray
amy ny lohako; dia nanandratra ahy ny
Fanahy teo anelanelany ny tany sy ny la-

nitra, ka nitondra ahy teo amy ny fanin-
drimandrin' Andriamanitra ho any Ieriosa-
lema, ho eo amy ny vavahady anaty fidi-
rana, izay manatriky ny avaratra, izay
nitoerana andry, dia ny endriky ny fialo-
nana izay mampialona.
4 Ary, indro, teo ny voninahitry ny An-
driamanitry ny Isiraely, araky ny fise-
hoana izay efa hitako teo amy ny loha-
saha.
5 Dia hoy izy tamiko, Ry zanak'olona,
atopazo ankehitriny ny masonao ho amy ny
làlana mianavaratra. Dia natopiko ny ma-
soko ho amy ny làlana mianavaratra, ary,
indro, teo avaratra, teo amy ny vavaha-
diny ny fivoadiana, teo amy ny fidirana, io
endriky ny fialonana io.
6 Ary hoy izy tamiko, Ry zanak'olona,
hitanao v' izay ataony ireo? ireny fahave-
tavetan-dehibe izay ataony ny mpiana-
kaviny Isiraely eto, mba hampanalavitra
*Ahy* ny fitoerako masina? fa mitodiha in-
dray hianao; hahita fahavetavetan-dehibebe
kokoa hianao.
7 Ary nitondra ahy ho amy ny varava-
rany ny toko-tany izy; ary rehefa nijery
aho, indro, nisy loaka teo amy ny ampen-
tany.
8 Dia hoy izy tamiko, Ry zanak'olona,
loahy ankehitriny ny ampentany: ary re-
hefa nandoaky ny ampentany aho, indro,
nisy varavarana.
9 Ary hoy izy tamiko, Midira, ka jereo
ireo fahavetavetan-dratsy izay ataony eto.
10 Dia niditra aho, ka nahita; ary, indro,
nisy sarin-java-mandady rehetra, sy biby
maloto, ary ny sampy rehetra nivava-
hany ny mpianakaviny Isiraely, voa sora-
tra teo amy ny rindrin-trano manodidina.
11 Ary anti-panahy fito-polo lahy amy
ny mpianakaviny Isiraely nijanona teo
anatrehany ireny, ary Iazania zanaky Sa-
fana nijanona teo afovoany; ary samy
nanany ny fandoroany ny zava-maniny
teny an-tànany avy izareo; ary nifotroaka
ho rahona maizina ny zava-manitra.
12 Ary hoy izy tamiko, Ry zanak'olona,
efa hitanao v' izay ataony ny anti-panahy
amy ny mpianakaviny Isiraely eo amy ny
maizina, samy eo an-tranony misoratra sa-
rin-javatra avy izareo? fa hoy izareo, Tsy
hitany Iehôvah isikia; efa nahafoy ny tany
Iehôvah.
13 Ary hoy izy tamiko, Mitodiha indray
hianao; hahita fahavetavetan-dehibebe ko-
koa izay ataony ireo hianao.
14 Dia nentiny aho ho amy ny vavahady
fidirana amy ny tranony Iehôvah, izay na-
natriky ny avaratra; ary, indro, nipetraka
teo ny vehivavy sasany mitomany any Ta-
mioza.
15 Dia hoy izy tamiko, Efa hitanao va,
ry zanak'olona? mitodiha indray; hahita
fahavetavetan-dehibebe kokoa noho ireny
hianao.
16 Dia nentiny aho tany an-toko-tany
anaty amy ny tranony Iehôvah, ary, indro,
nisy teo am-baravarany ny tempoliny Iehô-
vah, teo anelanelany ny trano fidirana sy ny
fivoadiana, tokony ho dimy amby roa-polo
lahy, miamboho ny tempoliny Iehôvah,
ka manatriky ny atsinanana; ary nivavaka
tamy ny masoandro izareo, manatriky ny
atsinanana.
17 Dia hoy izy tamiko, Efa hitanao va,
ry zanak'olona? zavatra kely va amy ny
mpianakaviny Ioda no manao ireo fahave-
tavetana izay ataony eto? f' efa nameno
loza ny tany izareo, ka niverina hampaha-
tezitra Ahy: ary, indro, manisy rantsan-
-kazo amy ny orony izareo.
18 Ary Izaho kosa hanefa fahatezerana:
tsy hiantra ny masoko, na hamindra-fo
Aho: ary na dia mitaraina mafy eo an-tso-
fiko izareo, tsy hihaino azy Aho.

## TOKO IX.

Dia niantso mafy teo an-tsofiko Izy, ka
nanao hoe, Ampanatony ny mpiandry ny
tanàna, samy mitondra ny fiadiany maha-
faty eny an-tànany avy.
2 Ary, indro, enin-dahy avy tamy ny làlany
ny vavahady ambony, izay manatriky ny
avaratra, ary samy mitondra ny fiadiany
mahafaty eny an-tànany avy izareo; ary ny
lehilahy anankiray teo aminy ireny nitafy
hariry, ary nisy fitondran-dranomaintiny
ny mpanoratra teo amy ny vaniany: dia
niditra izareo, ka nijanona teo anilany ny
fivoadiam-barahina.
3 Ary ny voninahitry ny Andriamanitry
ny Isiraely niakatra avy tamy ny kerioba,
taminy izay nitoerany, ho amy ny tokonam-
-baravarany ny trano. Ary Izy niantso ny
lehilahy nitafy hariry, izay nisiam-piton-
dran-dranomaintiny ny mpanoratra teo amy
ny vaniany:
4 Ary hoy Iehôvah taminy, Mandehana

 

mitety ny tanàna, dia mitety any Ie-
riosalema, ka asivy marikia amy ny han-
driny ny olona izay misento sy mitomany
noho ny fahavetavetan-drehetra izay atao
eo afovoany.
5 Ary hoy Izy teo an-tsofiko tamy ny
sasany koa, Mandehana hianareo hana-
raka azy, mitety ny tanàna, ka vonoy:
aza miantra ny masonareo, na mamindra-fo
hianareo;
6 Aringiano avokoa ny anti-panahy, ny
tanora-fanahy, ny ankizi-vavy, sy ny zaza
madinikia, ary ny vehivavy: fa aza mana-
keky izay olona nisiany ny marikia; ary
manomboha eo amy ny fitoerako masina.
Dia nanomboka teo amy ny anti-panahy
izay teo anoloany ny trano izareo.
7 Ary hoy Izy taminy ireny, Lotoy ny
trano, ka fenoy ny maty ny toko-tany: mi-
voaha hianareo. Dia nivoaka izareo, ka
namono teo an-tanàna.
8 Ary rehefa namono ireny izareo, ka
nilaozana aho, dia niankohoka, sy nitaraina
aho, ka nanao hoe, Indrisy re, Iehôvah An-
driamanitra! haringianao va ny Isiraely
rehetra sisa amy ny fampilatsahanao ny fa-
hatezeranao aminy Ieriosalema?
9 Dia hoy Izy tamiko, Efa lehibe indrin-
drindrindra ny heloky ny mpianakaviny
Isiraely sy Ioda, ary efa feno ra ny tany,
ary efa feno fitsarana miangatra ny ta-
nàna: fa hoy izareo, Efa nahafoy ny tany
Iehôvah, ary tsy mahita Iehôvah.
10 Ary Izaho kosa, tsy hiantra ny ma-
soko, na hamindra-fo Aho; hamaly ny là-
lany amy ny lohany Aho.
11 Ary, indro, ny lehilahy nitafy hariry,
izay nisiam-pitondran-dranomainty teo amy
ny vaniany, namerin-teny, ka nanao hoe,
Efa nataoko araky izay nandidianao ahy.

## TOKO X.

Dia nijery aho, ary, indro, dia niseho teo
amy ny habakabaka izay teo ambony ny
lohany ny keriobima, teo amboniny ireny,
toa vato safeiro, tahaky ny fisehoany ny
endri-dapa.
2 Dia niteny tamy ny lehilahy nitafy ha-
riry Izy, ka nanao hoe, Midira eo anela-
nelany ny kodia, eo ambany ny kerioba,
ary fenoy vain'afo ny tànanao, nalaina teo
anelanelany ny keriobima, ka fafazo any
ambony ny tanàna. Dia niditra teo ima-
soko izy.
3 Ary ny keriobima nijanona teo amy ny
ilan' ankavanany ny trano, raha niditra ny
lehilahy; ary ny rahona nameno ny toko-
-tany anaty.
4 Dia niakatra avy tamy ny kerioba ny
voninahitry Iehôvah, ho any ambony ny
tokonam-baravarany ny trano; ary efa feno
ny rahona ny trano, ary efa feno ny fami-
rapiratany ny voninahitry Iehôvah ny toko-
-tany.
5 Ary ny fikiopakopaky ny elatry ny
keriobima efa re hatramy ny toko-tany
ivelany, tahaky ny feon'Andriamanitra Tsi-
-toha, raha miteny Izy.
6 Ary rehefa nandidy ny lehilahy nitafy
hariry Izy, ka nanao hoe, Manalà afo eo
anelanelany ny kodia, eo anelanelany ny
keriobima; dia niditra izy, ka nijanona teo
anilany ny kodia.
7 Ary ny kerioba anankiray naninjitry ny
tànany avy teo anelanelany ny keriobima
ho amy ny afo izay teo anelanelany ny ke-
riobima, dia nanalany, ka nasiany teo an-
-tànany izay nitafy hariry; dia nandray
izy, ka lasa nivoaka.
8 Dia niseho ny endri-tànan' olona teo
amy ny keriobima, teo ambany ny elany.
9 Ary nony nijery aho, indro, kodia efa-
tra teo anilany ny keriobima, ny kodia
anankiray teo anilany ny kerioba ananki-
ray, ary ny kodia hafakoa teo anilany ny
kerioba hafakoa: ary ny tarehiny ny
kodia nanahaky ny volony ny vato Tari-
sisa.
10 Ary endrikia iray hiany ny tare-
hiny izy efatra, toa nisy kodia teo anaty
kodia.
11 Raha nandeha izareo, dia nandeha
tamy ny ilany efatra izareo; tsy nitodikia,
raha nandeha izareo, fa ho amy ny fitoe-
rana izay nanatrehany ny loha, dia nana-
raky iny izareo; tsy nitodikia, raha nan-
deha izareo;
12 Dia ny vatany rehetra, sy ny lamo-
siny, sy ny tànany, ary ny elany; ary feno
maso manodidina ny kodia: nanany ny
kodiany avy izy efatra.
13 Ny amy ny kodia, nisy niantso ireny
teo an-tsofiko hoe, Ry kodia é.
14 Ary samy nanan-tava efatra avy izy re-
hetra: tavan-kerioba ny tava voalohany, ary
tavan' olona ny tava faharoa, ary tavan-

-diona ny fahatelo, ary tavam-boromahery
ny fahefatra.
15 Dia nasandratra ny keriobima. Io no
zava-manan'aina izay efa hitako teo ani-
lany ny ony Kebara.
16 Ary raha nandeha ny keriobima, dia
nandeha teo anilany ireny ny kodia; ary
raha nasandratry ny keriobima ny elany
hiakatra afaka amy ny tany, dia tsy mba
nitodikia ny kodia kosa hisaraka aminy
ireny.
17 Raha nijanona ireny, dia nijanona ireo
kosa; ary raha nasandratra ireny, dia na-
sandratra ireo kosa: fa ny fanahiny ny za-
va-manan'aina teo anatiny ireny.
18 Dia niala tamy ny tokonam-bara-
varany ny trano ny voninahitry Iehôvah,
ka nijanona teo ambony ny keriobima.
19 Dia nasandratry ny keriobima ny ela-
ny, ka niakatra afaka tamy ny tany teo
imasoko, raha nivoaka ireny; dia nanila
ireny ny kodia kosa, ary samy nijanona
izy rehetra teo amy ny vavahady atsina-
nana fidirana amy ny tranony Iehôvah;
ary ny voninahitry ny Andriamanitry ny
Isiraely nitoetra teo amboniny ireny, tany
ambony.
20 Io no zava-manan'aina izay efa hitako
teo ambany ny Andriamanitry ny Isiraely
teo anilany ny ony Kebara; ary efa fan-
tatro fa keriobima ireny.
21 Samy nanan-tava efatra avy, sy elatra
efatra avy, izy rehetra; ary ny endri-tànan'
olona teo ambany ny elany.
22 Ary ny amy ny endriky ny tavany,
ireny no tava izay efa hitako teo anilany
ny ony Kebara; ny tarehiny, sy izy tena,
samy nizotra izy rehetra.

## TOKO XI.

Dia nanandratra ahy ny Fanahy, ka nam-
piditra ahy tamy ny vavahady atsinanana
amy ny tranony Iehôvah, izay manatriky
ny atsinanana: ary, indro, dimy amby roa-
-polo lahy teo amy ny vavahady fidirana;
ary efa hitako teo aminy ireny, Iazania,
zanaky Azora, sy Pelatia, zanaky Benaia,
andriany ny olona ireo.
2 Dia hoy Izy tamiko, Ry zanak'olona, ireo
no lehilahy izay mamoron-kevi-dratsy, sy
manolo-tsain-dratsy ato an-tanàna ato:
3 Izay manao hoe, Tsy akeky izany;
aoka hanao trano isikia: ho vilani-be io
*tanàna* io, ary ho hena isikia.
4 Koa maminania hiteny ireny, mamina-
nia, ry zanak'olona.
5 Dia nilatsaka tamiko ny Fanahiny Ie-
hôvah, ka nanao tamiko hoe, Atavy hoe;
Izany no lazainy Iehôvah, Izany no efa
teneninareo, ry mpianakaviny Isiraely:
f' Izaho mahalala ny zava-drehetra izay
miditra amy ny sainareo.
6 Efa nanamaro ny matinareo teo aminy
io tanàn' io hianareo, k' efa nameno ny
maty ny làlam-be eo hianareo.
7 Koa izany no lazainy Iehôvah Andria-
manitra, Ny matinareo izay nasianareo teo
afovoany, ireny no hena, ary io *tanàn'* io
no vilani-be: fa hampivoaka anareo eo afo-
voany Aho.
8 Efa natahotry ny sabatra hianareo; dia
hampiditra sabatra aminareo Aho, hoy
Iehôvah Andriamanitra.
9 Ary hampivoaka anareo eo afovoany
Aho, dia hatolotro any an-tànany ny va-
hiny hianareo, ka hefaiko fitsarana eo ami-
nareo.
10 Ho lavon-tsabatra hianareo; ho tsa-
raiko eo amy ny fari-taniny ny Isiraely
hianareo, dia ho fantatrareo f' Izaho no
Iehôvah.
11 Tsy ho vilani-benareo io *tanàn'* io, ary
tsy ho hena eo anatiny hianareo; ho tsa-
raiko eo amy ny fari-taniny ny Isiraely
hianareo:
12 Dia ho fantatrareo f' Izaho no Iehô-
vah; na dia tsy nanaraky ny lalàko, na
nanao ny fitsarako hianareo, fa nanao araky
ny fanaony ny firenen-tsamihafa izay mano-
didina anareo.
13 Ary nony naminany aho, dia maty
Pelatia, zanaky Benaia. Dia niankohoka,
sy nitaraina mafy aho, ka nanao hoe, In-
drisy re, Iehôvah Andriamanitra! haringia-
nao avokoa va ny Isiraely sisa?
14 Dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah,
ka nanao hoe,
15 Ry zanak'olona, ny rahalahinao, dia
ny rahalahinao, ny olona havanao, sy ny
mpianakaviny Isiraely rehetra avokoa, no
nilazany ny mponina any Ieriosalema hoe,
Manalavira any Iehôvah; izahay nomena
io tany io ho fananana.
16 Koa atavy hoe, Izany no lazainy Ie-
hôvah Andriamanitra, Na dia nampanala-
virako ho any amy ny firenen-tsamihafa

ireny, ary na dia nampieleziko ho any amy
ny tany maro ireny, dia hitoetra kelikely
fitoera-masina ho any ireny Aho, eo amy
ny tany samihafa izay alehany.
17 Koa atavy hoe, Izany no lazainy Ie-
hôvah Andriamanitra; Dia hamory anareo
avy amy ny firenen-tsamihafa Aho, ka ha-
nangona anareo avy aminy ireny tany izay
efa nielezanareo, dia homeko anareo ny
tany Isiraely.
18 Dia hankany izareo, ka hanesotry ny
zava-dratsy rehetra eo, sy ny fahavetave-
tan-drehetra eo, ho afaka eo.
19 Dia homeko fo iray izareo, ka hasiako
fanahy vaovao eo anatinareo; ary hesoriko
ny fo vato amy ny nofony, ka homeko fo
nofo izareo;
20 Mba hanarahany ny lalàko, sy hitan-
dremany ny didiko, ary hankatoavany
ireny; ary ho oloko izareo, ary ho Andria-
maniny Aho;
21 Fa ny aminy ireny, izay manana fo
manaraky ny fony ny zava-dratsiny, sy ny
fahavetavetany, dia hamaly ny làlany amy
ny lohany Aho, hoy Iehôvah Andriama-
nitra.——
22 Dia nasandratry ny keriobima ny ela-
ny, sy ny kodia nanila ireny; ary teo ambo-
niny ireny ny voninahitry ny Andriamanitry
ny Isiraely, tany ambony.
23 Dia niakatra afaka teo afovoany ny
tanàna ny voninahitry Iehôvah, ka nijanona
teo ambony ny tendrombohitra izay teo
anilan' atsinanany ny tanàna.
24 Dia nanandratra ahy ny Fanahy, ka
nitondra ahy teo amy ny fanindrimandriny
ny Fanahin' Andriamanitra, hankany amy
ny tany Kalidia, any amy ny voa babo.
Dia niakatra afaka tamiko ny fanindriman-
dry izay efa hitako.
25 Dia no lazaiko tamy ny voa babo ny
teny rehetra izay efa nambarany Iehôvah
tamiko.

## TOKO XII.

DIA nankeo amiko ny teniny Iehôvah, ka
nanao hoe,
2 Ry zanak' olona, hianao mitoetra eo
afovoany ny mpianakavy miodina, izay
mana-maso hahita, ka tsy mahita izareo;
manan-tsofina handre izareo, ka tsy man-
dre izareo: fa mpianakavy miodina izareo.
3 Ary hianao, ry zanak' olona, manava
ho anao fanaka hafindra, ka mifindrà an-
toandro eo imasony ny olona: ary hifindra
amy ny fitoeranao ho amy ny fitoerana
hafa hianao eo imasony ny olona: angamba
hihievitra izareo, na dia mpianakavy mio-
dina aza izareo.
4 Dia havoakao antoandro ny fanakao, eo
imasony ny olona, tahaky ny fanaka ha-
findra: ary hivoaka hariva eo imasony
hianao, tahaky ny ivoahany izay no ba-
boina.
5 Loahy ho anao ny rindrin-trano eo ima-
sony ny olona, ka mivoaha eo.
6 Eo an-tsoroka hitondranao eo ima-
sony ny olona, ento mivoaka raha maizi-
maizina: hisaron-tava hianao, mba tsy hi-
tanao ny tany: f' efa nataoko ho faman-
tarana amy ny mpianakaviny Isiraely hia-
nao.
7 Dia nataoko araky izay nandidiana
ahy: nentiko mivoaka antoandro ny fa-
nako, tahaky ny fanaka hafindra; dia no
loahiko ho ahy ny rindrin-trano tamy ny
tànana, nony hariva; nentiko mivoaka,
rehefa maizimaizina; teo an-tsoroka niton-
drako teo imasony ny olona.
8 Dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah
raha maraina, ka nanao hoe,
9 Ry zanak' olona, tsy efa nanao tami-
nao hoe va ny mpianakaviny Isiraely,
dia ny mpianakavy miodina, Inona no atao-
nao?
10 Atavy aminy hoe, Izany no lazainy
Iehôvah Andriamanitra, Io faminanian' io
milaza ny andriana any Ieriosalema, sy ny
mpianakaviny Isiraely rehetra izay eo amy
ny olona.
11 Atavy hoe, Famantarana ho anareo
aho: tahaky izay nataoko no hanavana
azy: hifindra izareo; lasa ho babo iza-
reo.
12 Ary ny andriana izay eo aminy ireny
hitondra eo an-tsoroka raha maizimaizina,
ka hivoaka: handoaky ny rova hamoa-
hana eo izareo: hisaron-tava izy, mba tsy
hahitany ny masony ny tany.——
13 Dia hamelatry ny fandriko hahazo azy
aho, ary ho samborina eo am-bovoko izy:
dia hitondra azy any Babilona, any amy ny
tany Kalidia, Aho, kanefa tsy hahita iny
izy, na dia ho maty any izy.
14 Ary hampieleziko izay rehetra mano-
didina azy, ho amy ny rivo-drehetra, dia
ny mpamonjy azy, sy ny miaramilany re-

hetra; ary hampitsoaky ny sabatra hanen-
jiky ireny Aho.
15 Dia hahalala izareo f' Izaho no Iehô-
vah, raha hampihiahaky ireny eo amy ny
firenen-tsamihafa, ka hampiely ireny eo
amy ny tany maro Aho.
16 Fa hamelako olona vitsy aminy ireny,
tsy lany ny sabatra, ny mosary, ary ny
aretin-dratsy; mba hambarany ireny ny
fahavetavetany rehetra eo amy ny firenen-
-tsamihafa izay halehany, dia hahalala iza-
reo f' Izaho no Iehôvah.
17 —Dia nankeo amiko ny teniny Iehô-
vah, ka nanao hoe,
18 Ry zanak' olona, horohoro hihinana-
nao ny mofonao, ary hovitrovitra sy ahiahy
hisotroanao ny ranonao;
19 Ary lazao amy ny olona tompon-tany
hoe, Izany itenenany Iehôvah Andriama-
nitra ny mponina any Ieriosalema, dia ny
tany Isiraely; Ahiahy hihinanany ny mo-
fony, ary fahatalanjonana hisotroany ny
ranony, mba ho foana ny tany, ka tsy hisy
na kely akory eo, noho ny fandozany izay
rehetra mitoetra eo.
20 Ary ho rava ny tanàna izay onenana,
ary ho foana ny tany; dia hahalala hiana-
reo f' Izaho no Iehôvah.
21 —Dia nankeo amiko ny teniny Iehô-
vah, ka nanao hoe,
22 Ry zanak' olona, inona no io ohabo-
lan' io eo aminareo, milaza ny tany Isiraely,
hoe, Mihiaela ny andro, ka mitsahatra ny
fanindrimandry rehetra?
23 Koa lazao aminy ireo hoe, Izany no
lazainy Iehôvah Andriamanitra; Hampi-
tsahatry io ohabolan' io Aho, ka tsy hisy
hanao io ho ohabolana eo amy ny Isiraely
intsony: fa lazao aminy hoe, Manatona
ny andro, sy ny teniny ny fanindrimandry
rehetra.
24 Fa tsy hisy fanindrimandry foana in-
tsony, na fisikidiana mandrobo, eo amy ny
mpianakaviny Isiraely.
25 F' Izaho no Iehôvah; hiteny Aho,
ary ho tanteraka ny teny izay ho lazaiko;
tsy hatao ho ela intsony iny; fa amy ny
andronareo, ry mpianakavy miodina, hila-
zako ny teny, sy hanefako iny, hoy Iehô-
vah Andriamanitra.
26 —Dia nankeo amiko ny teniny Iehô-
vah, ka nanao hoe,
27 Ry zanak' olona, indro, hoy ny mpiana-
kaviny Isiraely, Ho ela ny fanindrimandry
izay hitany, ary lavitra ny andro izay vina-
niany.
28 Koa lazao aminy hoe, Izany no la-
zainy Iehôvah Andriamanitra; Tsy ho ela
intsony ny teniko na iray akory; dia ho
tanteraka ny teny izay ambarako, hoy Ie-
hôvah Andriamanitra.

## TOKO XIII.

Dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah, ka
nanao hoe,
2 Ry zanak'olona, maminania amy ny
mpaminany Isiraely izay maminany, ka la-
zao aminy izay maminany ny avoaky ny
fony, Mihainoa ny teniny Iehôvah hia-
nareo;
3 Izany no lazainy Iehôvah Andriama-
nitra; Mahita loza ireo mpaminany adala,
izay manaraky ny fanahiny, ka tsy nahita
na inona na inona akory!
4 Ry Isiraely ô, manahaky ny amboa dia
any an-efitra ireo mpaminaninao.
5 Tsy mba niakatra ho amy ny rava hia-
nareo, na nanao fefy hanodidiny ny mpiana-
kaviny Isiraely, hijanonana eo amy ny ady,
amy ny androny Iehôvah.
6 Efa nahita zava-poana, sy fisikidiana
mandaingia, izareo, ka nilaza, Hoy Ie-
hôvah: kanjo tsy naniraky ireo Iehôvah;
ary nisy nampanantenaina fa hahato ny teny
izareo.
7 Tsy fanindrimandry foana no hitanareo,
sy fisikidiana mandaingia no lazainareo, va,
raha milaza hianareo, Hoy Iehôvah; kanjo
tsy niteny tsy akory Aho?
8 Koa izany no lazainy Iehôvah Andria-
manitra; Satria efa niteny zava-poana hia-
nareo, k' efa nahita laingia, koa, indro,
manohitra anareo Aho, hoy Iehôvah An-
driamanitra.
9 Ary ny tànako hanohitry ny mpami-
nany izay mahita zava-poana, sy izay
misikidy laingia: tsy ho eo amy ny fiango-
nany ny oloko izareo, ary tsy ho soratana
eo an-taratasiny ny mpianakaviny Isiraely
izareo, ary tsy hiditra eo amy ny tany
Isiraely izareo; dia hahalala hianareo f'
Izaho no Iehôvah Andriamanitra.
10 Satria, eny, satria namitaky ny oloko
izareo, ka nanao hoe, Fihiavanana; kanjo
tsy misy fihiavanana; ary manao, ampen-
tany ny anankiray, ary, indro, [illegible]andahitry
iny amy ny feta tsi-madity ny [illegible]sisany:

11 Lazao aminy izay mandalotra amy ny
feta tsi-madity, fa hianjera iny: hisy rano-
norana mivatravatra; ary hilatsaka hia-
nareo, ry havandra vaventy, ary tafio-drivo-
tra hampirodany *iny*.
12 Ary indro, hianjera ny ampentany:
tsy ho lazaina va aminareo hoe, Aiza ny
feta izay nandaloranareo *iny*?
13 Koa izany no lazainy Iehôvah Andria-
manitra; Eny, tafio-drivotra hampiroda-
nako *iny* eo amy ny fahavinirako: ary hisy
ranonorana mivatravatra amy ny fahateze-
rako, ary havandra vaventy amy ny faha-
vinirana handrava *iny*.
14 Dia ho ravako ny ampentany izay
nandaloranareo amy ny feta tsi-madity, ka
hazerako iny hatramy ny tany, dia ho hita ny
fanorenana eo, ka hianjera iny, ary harin-
giana hia nareoeo afovoany; dia hahalala
hianareo f' Izaho no Iehôvah.
15 Dia hefaiko ny fahavinirako amy ny
ampentany, sy aminy izay nandalotry iny
tamy ny feta tsi-madity, ary ho lazaiko ami-
nareo hoe, Tsy eo ny ampentany, na izay
nandalotry iny;
16 Dia ireo mpaminany Isiraely izay mami-
nany amy ny Ieriosalema, ary izay mahita
fanindrimandry hihiavanany iny, kanjo tsy
misy fihiavanana, hoy Iehôvah Andria-
manitra.
17 Ary hianao, ry zanak'olona, manatreha
hanohitry ny zanaka-vaviny ny olonao izay
maminany ny avoaky ny fony; ary mami-
nania hiteny azy hianao,
18 Ka atavy hoe, Izany no lazainy Iehô-
vah Andriamanitra; Mahita loza ny vehi-
vavy izay manjaitra ondana hiondanany ny
kihio rehetra, ary manao satroka hisatro-
hany ny lohany ny endri-java-drehetra, mba
hihiaza fanahy! Hihiaza ny fanahiny ny
oloko va hianareo, ka hamelony ny fanahy
*izay mankeo* aminareo;
19 Ary vari-lava-volo eran-tànana, sy
sombi-mofo, handotoanareo Ahy va eo amy
ny oloko, mba hamono ny fanahy izay tsy
tokony ho vonoina, ary hamelony ny fa-
nahy izay tsy tokony ho velona, noho ny
laingianareo amy ny oloko izay mihaino ny
laingia?
20 Koa izany no lazainy Iehôvah Andria-
manitra; Indro, toheriko ny ondanareo,
izay ihiazanareo eo ny fanahy, mba ham-
panidina azy, ary ho triariko ho afaka amy
ny sandrinareo ireny, ka havelako handeha
ireo fanahy, dia ny fanahy izay no hazai-
nareo hampanidina *azy*.
21 Dia ho triariko ny satrokareo, ka ho
vonjeko ny oloko amy ny tànanareo, ary
tsy ho eo an-tànanareo intsony ireny mba
ho hazaina; dia hahalala hianareo f' Izaho
no Iehôvah.
22 Sangy laingia nampalahelovanareo ny
fony ny marina izay tsy nampalahelovako;
ary nampahatanjahanareo ny tànany ny
ratsi-fanahy, mba tsy hialany amy ny làlany
ratsy hamelomana azy;
23 Koa tsy hahita zava-poana hianareo,
na hanao sikidy intsony hianareo: fa ha-
monjy ny oloko amy ny tànanareo Aho:
dia hahalala hianareo f' Izaho no Iehôvah.

## TOKO XIV.

DIA nanatona ahy ny loholona Isiraely sa-
sany, ka nipetraka teo anatrehako.
2 Dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah,
ka nanao hoe,
3 Ry zanak'olona, ireo lehilahy ireo efa
nanandratry ny sampiny teo am-pony, ka
nampitoetry ny fahatafintohinany ny helony
teo alohany ny tavany: tokony hanontany
Ahy akory v' izareo?
4 Koa mitenena aminy, ka atavy aminy
hoe, Izany no lazainy Iehôvah Andria-
manitra; Ny olon-drehetra eo amy ny
mpianakaviny Isiraely izay manandratry
ny sampiny eo am-pony, ka mampitoetry
ny fahatafintohinany ny helony eo alohany
ny tavany, ka mankeo amy ny mpaminany;
Izaho Iehôvah no hamaly izay mankeo,
araky ny hamarony ny sampiny;
5 Mba ho samboriko ny mpianakaviny
Isiraely eo am-pony, satria efa nampiala
azy rehetra tamiko ny sampiny.
6 Koa atavy amy ny mpianakaviny Isi-
raely hoe, Izany no lazainy Iehôvah An-
driamanitra; Miverena, ka mialà amy ny
sampinareo; ary mampialà ny tavanareo
amy ny fahavetavetanareo rehetra.
7 Fa ny olon-drehetra eo amy ny mpiana-
kaviny Isiraely, sa eo amy ny vahiny izay
mivahiny eo amy ny Isiraely, izay misaraka
amiko, ary manandratry ny sampiny eo
am-pony, sy mampitoetry ny fahatafintohi-
nany ny helony eo alohany ny tavany, ka
mankeo amy ny mpaminany hanontany azy
ny amiko; Izaho Iehôvah hiany no hamaly
azy.

8 Ary Izaho hanatrikia hanohitry izany olon' izany, ka hataoko ho famantarana sy ho ohabolana izy, ka ho fongorako eo afovoany ny oloko izy; dia hahalala hianareo f' Izaho no Iehôvah.

9 Ary raha nampanekena ny mpaminany, ka nilaza teny izy, Izaho Iehôvah nampaneky izany mpaminany izany, dia haninjitry ny tànako aminy Aho, ka hamongotra azy eo afovoany ny Isiraely oloko.

10 Ary hitondra ny fampijaliany ny helony izareo: hitovy ny fampijaliany ny mpanontany, sy ny fampijaliany ny mpaminany;

11 Mba tsy hiala ny mpianakaviny Isiraely amiko intsony, ary mba tsy ho lotoin' intsony amy ny fahadisoany rehetra; fa mba ho oloko izareo, ary mba ho Andriamaniny Aho, hoy Iehôvah Andriamanitra.

12 —Dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah, ka nanao hoe,

13 Ry zanak'olona, raha manota amiko amy ny fahadisoam-bevava ny tany, dia hahinjitro ny tànako aminy, ka ho tapahiko ny tehiny ny mofo eo, dia hateriko mosary eo, ka haringiako eo ny olona sy ny biby:

14 Na dia eo aza ireo telo lahy ireo, i Noa, i Daniela, sy Iôba, ny ainy hiany no ho vonjeny noho ny fahamarinany, hoy Iehôvah Andriamanitra.

15 Raha mampandeha ny biby ratsy hitety ny tany Aho, ka hanimba iny izareo, ka ho rava iny, ka tsy azo halehan'olona noho ny biby;

16 *Na dia* eo *aza* ireo telo lahy ireo, raha velona koa Aho, hoy Iehôvah Andriamanitra, tsy hamonjy na zanaka-lahy, na zanaka-vavy, izareo; izareo-tena hiany no ho vonjena, fa ho rava ny tany.

17 Sa raha mampiditra sabatra aminy izany tany izany Aho, ka manao hoe, Ry sabatra, mandehana hitety ny tany, handringianako eo ny olona, sy ny biby;

18 Na dia eo aza ireo telo lahy ireo, raha velona koa Aho, hoy Iehôvah Andriamanitra; tsy hamonjy na zanaka-lahy, na zanaka-vavy, izareo, f' izareo-tena hiany no ho vonjena.

19 Sa raha ateriko aretin-dratsy aminy izany tany izany, ka alatsako eo ny fahatezerako amy ny ra, handringianako eo ny olona sy ny biby;

20 Na dia eo aza i Noa, i Daniela, sy Iôba, raha velona koa Aho, hoy Iehôvah Andriamanitra, tsy hamonjy na zanaka-lahy, na zanaka-vavy, izareo; ny ainy hiany no ho vonjeny noho ny fahamarinany.

21 F' izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra; Mainkia, raha ateriko aminy Ieriosalema ny fitsarako efatra mampahory, sabatra, sy mosary, sy biby ratsy, ary aretin-dratsy, handringianako eo ny olona, sy ny biby!

22 Kanefa, indro, havela eo ny sisa izay havoaka, dia zanaka-lahy, sy zanaka-vavy; indro, hivoaka ho any aminareo ireny, ary hahita ny làlany sy ny ataony hianareo: ary hampifalina hianareo ny amy ny loza izay nampidirako taminy Ieriosalema, dia ny aminy izay rehetra nampidirako taminy.

23 Ary hampifaly anareo izareo, raha mahita ny làlany sy ny ataony hianareo: dia hahalala hianareo, fa tsy nataoko tsimaninon-tsi-maninona izay rehetra nataoko teo, hoy Iehôvah Andriamanitra.

## TOKO XV.

Dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah, ka nanao hoe,

2 Ry zanak'olona, inona no hihoarany ny voaloboka noho ny hazo rehetra, *sa* ny sampana izay eo amy ny hazo any an-ala?

3 Hanalana hazo hatao zavatra v' iny, sa hanalana mahatia v' iny, hiantonana fanaka akory eo?

4 Indro, hatsipy eo anaty afo ho kitay iny; lany ny afo ny laniny roa, ary mirehitra ny tenatenany. Azo hatao zavatra akory v' iny?

5 Indro, dieny tsy mbola nahafahana iny, tsy azo hatao zavatra akory iny: mainkia, ho azo hatao zavatra akory v' iny, rehefa lany ny afo, ka voa dotra iny?

6 Koa izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra; Tahaky ny hazo voaloboka eo amy ny hazo any an-ala, izay nomeko ny afo ho kitay, no hanomezako ny mponina any Ieriosalema.

7 Ary Izaho hanatrikia hanohitry ireny: hivoaka amy ny afo anankiray ireny, ary handany ireny ny afo hafakoa: dia hahalala hianareo f' Izaho no Iehôvah, raha manatrikia hanohitry ireny Aho.

8 Ary handrava ny tany Aho, satria efa nanota dia nanota izareo, hoy Iehôvah Andriamanitra.

## TOKO XVI.

Dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah, ka
nanao hoe,
2 Ry zanak'olona, mampahafantara any
Ieriosalema ny fahavetavetany,
3 Ka atavy hoe, Izany no lazainy Iehô-
vah Andriamanitra aminy Ieriosalema;
Tany Kanana nahary anao, sy nahateraka
anao; zanaky Amora no rainao, ary zanaky
Heta no reninao.
4 Ary raha teraka hianao, dia amy ny
andro nahaterahana anao, tsy mba no didi-
ana ny foitrao, ary tsy mba sasan-drano
hadio hianao, ary tsy mba nasiam-panasina
akory hianao, ary tsy mba no fonosin-
-damba akory hianao.
5 Tsy nisy maso niantra anao hanao izany
zavatr' izany akory aminao, hamindrana-
-fo aminao; fa nariana tany ambony ny
saha hianao, satria natao vetaveta hianao,
tamy ny andro nahaterahana anao.
6 Ary raha nandalo anao Aho, ka nahita
anao mihiosinkosina amy ny ranao, dia hoy
Izaho taminao, raha teo amy ny ranao
hianao, Veloma; eny, hoy Izaho taminao,
raha teo amy ny ranao hianao, Veloma.
7 Efa nanamaro anao tahaky ny zava-
-mitsimoka any an-tsaha Aho, ka nitombo
sy nihialehibe hianao, ary efa niravaka dia
niravaka hianao: efa somondrara hianao,
ary efa naniry ny volonao, kanefa nitan-
jaka sy nihianjahanja hianao fahiny.
8 Ary raha nandalo anao Aho, ka nijery
anao, indro, efa androny ny fitiavana ny
andronao; ary nandrakotry ny sisin-dam-
bako anao Aho, ka nanarony ny fitanja-
hanao; eny, nianiana taminao Aho, ka
nanao fanekena taminao, hoy Iehôvah
Andriamanitra, k' efa Ahy hianao.
9 Ary efa sasako rano hianao; eny, efa
sasako madio ho afaka amy ny ranao hianao,
ka nanoso-tsolikia anao Aho.
10 Ary nampitafy lamba misoratsoratra
anao Aho, ka nampikiraro hodi-dambo
anao, dia nampisikina hariry madinikia
anao Aho, ka nanarona lamba landy anao.
11 Ary nampihaingio firavaka anao Aho,
ka nasiako haba ny tànananao, sy tongalikia
ny vozonao.
12 Dia nasiako fera ny oronao, sy havina
ny sofinao, ary satro-boninahitra ny loha-
nao.
13 Dia niravaka volamena sy volafotsy
hianao; ka nitafy hariry madinikia, sy
lamba landy, ary lamba misoratsoratra,
hianao: nihinana koba tsara, sy tantely, ary
solikia, hianao: ary efa tsara-tarehy indrin-
drindrindra hianao, ka nambinina ho fanja-
kana hianao.
14 Ary niely ny lazanao teo amy ny
firenen-tsamihafa noho ny hatsara-tare-
hinao: f' efa tanteraka izany noho ny
voninahitro izay nomeko anao, hoy Iehô-
vah Andriamanitra.
15 Fa natoky ny hatsara-tarehinao hianao,
ka nijangajanga noho ny lazanao, dia na-
moaky ny fijejojejoanao taminy izay rehetra
nandalo hianao; efa azy izany.
16 Ary ny fitafianao nanalanao mba hanao
ho anao fitoeran'avo misoratsoratra, ary teo
nijangajanganao; tsy ho tonga, na hisy toy
izany.
17 Dia nalainao ny firavakao tsara, vola-
menako sy volafotsiko izay nomeko anao,
ka nataonao sarin-dehilahy ho anao, dia
nijangajanga taminy ireny hianao,
18 Ka nalainao ny lambanao misoratsora-
tra, mba hanarony ireny; ary ny solikio
sy zavatro manetona nasianao teo anatre-
hany.
19 Ary ny mofoko izay nomeko anao,
dia koba tsara, sy solikia, ary tantely, izay
namahanako anao, dia nasianao teo anatre-
hany ireny ho zava-mani-pofona: ary efa
nisiana izany, hoy Iehôvah Andriama-
nitra.
20 Ary nalainao ny zanakao-lahy, sy ny
zanakao-vavy, izay naterakao ho Ahy, ary
ireo no vonoinao ho any ireny ho lany. Efa
zavatra kely v' izany tamy ny fijangajan-
ganao,
21 No namonoanao ny zanako, sy nano-
loranao azy hamaky *ny afo* ho any ireny?
22 Ary teo amy ny fahavetavetanao re-
hetra, sy teo amy ny fijangajanganao, tsy
mba nahatsiarovanao ny androny ny faha-
zazanao, raha nitanjaka sy nihianjahana
hianao, *ka* nihiosinkosina tamy ny ranao.
23 Ary hanampy ny fanahi-ratsinao rehe-
tra, (mahita loza, mahita loza hianao, hoy
Iehôvah Andriamanitra!)
24 Dia nanao trano fijejojejoana hianao,
ka nataonao fitoeran' avo ho anao teo an-
-dàlam-be rehetra.
25 Teo an-dohan-dàlana rehetra nanavanao
ny fitoeran'avonao, ka nataonao ho veta-
veta ny hatsara-tarehinao ary nabahanao

ny tongotrao tamy ny mpandalo rehetra,
ka nampitomboinao ny fijangajanganao.
26 Dia nijangajanga tamy ny zanaky
Ejipity, namanao, mahery mila, hianao;
ka nampitombo ny fijangajanganao hampahatezitra Ahy hianao.
27 Ary indro, dia nahinjitro ny tànako
taminao, ka nakeleziko ny fivelomanao, ary
natolotro hianao ho amy ny sitra-pony izay
mandrafy anao, dia zanaka-vaviny ny Filisitia izay menatry ny làlan-kalehanao mijejojejo.
28 Efa nijangajanga koa tamy ny zanaky
Asiria hianao, satria tsy mbola mamo
hianao; eny, efa nijangajanga taminy
ireny hianao, kanefa tsy mbola mamo
hiany hianao.
29 Efa nampitomboinao ny fijejojejoanao
koa teo amy ny tany Kanana tahaky ny Kalidia; kanefa tsy mbola mamo taminy izany
hiany hianao.
30 Akory re, efa reraka ny fonao, hoy Iehôvah Andriamanitra, satria manao izany
rehetr' izany hianao, dia asany ny vehivavy
mito-fo hijangajanga;
31 Raha manao ny trano fijejojejoanao teo
an-dohan-dàlana rehetra hianao, ka manao
ny fitoeran' avonao eo amy ny làlana rehetra;
ary tsy nanahaky ny mpijangajanga hianao,
satria nandà tangy hianao.
32 *Fa nanahaka* vehivavy misintaka izay
maka vahiny hisolo ny vadiny hianao.
33 Ny mpijangajanga rehetra omena tangy, fa hianao manangy izay rehetra mila
anao, ka manambitamby ireny, mba hidirany aminao na avy aiza, na avy aiza,
hijangajanga aminao.
34 Ary hafa noho ny vehivavy ny fanaonao amy ny fijangajanganao, satria tsy
misy manaraka anao hijangajanga, ary
satria manome tangy hianao, ka tsy omen-tangy hianao, ka dia hafa ny fanaonao.
35 Koa mihainoa ny teniny Iehôvah, ry
mpijangajanga:
36 Izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra; Satria lany foana ny volanao, ka naseho
ny fitanjahanao tamy ny fijangajanganao
tamy ny mila anao, sy tamy ny sampinao
vetaveta rehetra, ary tamy ny rany ny
zanakao izay nomenao ireny;
37 Koa, indro, hangoniko izay rehetra mila
anao, izay nampifaly anao, sy izay rehetra
efa tianao, hiaraka aminy izay efa halanao;
dia hangoniko ireny hanohitra anao manodidina, ka hasehoko ny fitanjahanao aminy
ireny, mba ho hitany ny fitanjahanao rehetra.
38 Ary ho tsaraiko hianao araky ny fitsarana atao amy ny mpisintaka, sy mpandatsa-dra; ary ho valiako ra amy ny fahavinirana sy fialonana hianao.
39 Ary hatolotro any an-tànany hianao,
dia handrava ny trano fijejojejoanao izareo,
ka hampianjera ny fitoeran' avonao: dia
hanala ny lambanao aminao izareo, ka
hanesotry ny firavakao tsara-tarehy rehetra,
ka hamela anao mitanjaka sy mihianjahana.
40 Dia hitondra olona miangona hamely
anao izareo, ka hitora-bato anao izareo, ka
hikiapa sabatra anao.
41 Dia handoro ny tranonao amy ny afo
izareo, ka hanefa ny fitsarana anao eo imasony ny vehivavy maro: dia hampitsahatra anao amy ny fijangajangana Aho, ka
tsy hanome tangy intsony hianao.
42 Ary hampitsahatry ny fahavinirako
aminao Aho, ka hiala aminao ny fialonako,
dia hionona Aho, ka tsy ho tezitr' intsony.
43 Satria tsy nahatsiaro ny androny ny
fahazazanao hianao, ka nampahasosotra
Ahy taminy izany rehetr' izany; koa, indro,
Izaho kosa hamaly ny làlanao amy ny lohanao, hoy Iehôvah Andriamanitra: ka
tsy hanao izany fanahi-ratsy izany hanampy
ny fahavetavetanao rehetra hianao.
44 Indro, izay rehetra manao ohabolana
hanao ohabolana hamely anao, hoe, Manaha-dreny ny zanani-vavy.
45 Zana-dreninao hianao, izay nanevateva
ny vadiny sy ny zanany; ary rahavavin-drahavavinao hianao, izay nanevateva ny
vadiny sy ny zanany; zanaky Heta no
reninareo, ary zanaky Amora no rainareo.
46 Ary Samaria no rahavavy zokinao, izy
sy ny zanani-vavy izay mitoetra eo amy ny
tànan' ankavianao; ary Sodoma, sy ny
zanani-vavy, no rahavavy zandrinao, izay
mitoetra eo amy ny tànan' ankavananao.
47 Kanefa tsy nanaraky ny làlany izy
mirahavavy hianao, na nanao araky ny fahavetavetany hianao: toa zavatra kely hiany
izany: fa naloto mihoatra lavitra noho ireo
hianao tamy ny làlanao rehetra.
48 Raha velona koa Aho, hoy Iehôvah
Andriamanitra, Tsy nataony Sodoma rahavavinao, izy na ny zanani-vavy, tahaky
izay nataonao, hianao sy ny zanakao-vavy.
49 Indro, io no heloky Sodoma rahavavinao; niavonavona, efa voky mofo, ary efa

 

be falainana, izy sy ny zanani-vavy, ary tsy
nampahatanjaky ny tànany ny malahelo sy
ny mahantra izy.
50 Eny, niavonavona izareo, ka nanao za-
va-betaveta teo anatrehako; dia nesoriko
izareo araky ny efa hitako.
51 I Samaria aza tsy nanao ny an-tsasaky
ny fahotanao; fa nampitombo ny fahave-
tavetanao bebe kokoa noho izareo hianao;
ary ny fahavetavetanao rehetra izay natao-
nao nanamarinanao ny rahavavinao.
52 Eny, hianao, izay efa nitsara ny raha-
vavinao, hitondra ny henatrao noho ny
fahotanao, izay nataonao vetaveta kokoa
noho izareo: marimarina kokoa noho
hianao izareo: eny, aoka ho very hevitra
kosa hianao, ka hitondra ny henatrao, satria
nanamariny ny rahavavinao hianao.
53 Dia hampodiko ny eo aminy voa babo,
i Sodoma sy ny zanani-vavy voa babo, ary
Samaria sy ny zanani-vavy voa babo, ary
ny eo aminao voa babo eo afovoany;
54 Mba ho entinao ny henatrao, ka ho
very hevitra hianao, noho izay rehetra na-
taonao, raha nampifaly ireny hianao.
55 Ary hody Sodoma sy ny zanani-vavy,
rahavavinao, any amy ny toko-taniny fahiny,
ary hody Samaria sy ny zanani-vavy any
amy ny toko-taniny fahiny, ary hody hianao
sy ny zanakao-vavy any amy ny toko-
-taninareo fahiny.
56 Ary Sodoma rahavavinao tsy mba no
tononiny ny vavanao tamy ny androny ny
fireharehanao;
57 Dieny tsy mbola naseho ny fahotanao,
tahaky ny amy ny andro nanaratsiany ny
zanaka-vaviny ny Siria, sy izay rehetra
manodidina azy, dia ny zanaka-vaviny ny
Filisitia izay nanevateva anao manodidina.
58 Ny fijangajanganao, sy ny fahavetave-
tanao, nentinao, hoy Iehôvah.
59 F' izany no lazainy Iehôvah Andria-
manitra, Dia hataoko aminao araky izay
nataonao, satria nanamavo ny fianianana,
ary namadiky ny fanekena hianao.
60 Kanefa ho tsaroviko kosa ny fanekena
nataoko taminao tamy ny androny ny faha-
zazanao, ary hampitoeriko ho anao fanekena
mandrakizay.
61 Dia hahatsiaro ny làlanao hianao, ka
ho menatra, raha handray ny rahavavinao,
zokinao, sy ny zandrinao, hianao; dia ho-
meko anao ireny ho zanakao-vavy, fa tsy
araky ny fanekena aminao.
62 Dia hampitoetry ny fanekeko aminao
Aho; dia hahalala hianao f' Izaho no Ie-
hôvah:
63 Mba ho tsarovinao, ka ho very hevi-
tra hianao, ary tsy hiloa-bava intsony hia-
nao noho ny henatrao, rehefa nihiavana
aminao Aho, ny aminy izay rehetra natao-
nao, hoy Iehôvah Andriamanitra.

## TOKO XVII.

Dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah, ka
nanao hoe,
2 Ry zanak' olona, lazao fampanonona,
ka atavy ohabolana, amy ny mpianakaviny
Isiraely;
3 Ary atavy hoe, Izany no lazainy Iehô-
vah Andriamanitra; Ilehy voromahery
lehibe, manan'ela-dehibe, lava volom-borona,
matevim-bolo, izay nisoratsoratra, nankany
Lebanôna, ka naka ny sampan'avo tamy
ny hazo sedera.
4 Ny tendrony ny rantsany madinikia no
tapahiny, ka nentiny iny tany amy ny tany
fandrantoana; teo an-tanànany ny mpan-
drato nampitoerany iny.
5 Dia nanalany ny voan-javatra tamy ny
tany, ka namboleny iny tany an-tsaha ma-
havokatra; nasiany teo amoron-drano be
iny; nataony *tahaky* ny hazo vilo iny.
6 Dia naniry iny, ka tonga tahom-boalo-
boka fohy misandrahaka; izy nileferany
ny sampany, ary teo ambaniny nitoerany ny
fakany: ary tonga tahom-boaloka iny, dia
nandrantsana, ka nanarotaroka.
7 Ary nisy voromahery lehibe hafakoa,
manan'ela-dehibe, sy be volo: ary, indro,
io tahom-boalobok' io nampilefitry ny fakany
taminy, ka nandrantsana hanatona azy, mba
handemany ny tatratry ny tanim-boliny iny.
8 Voa voly iny tany an-tany tsara, teo
amoron - drano be, mba handrantsanany
sy hamoazany, mba ho tahom-boaloboka
tsara iny.
9 Atavy hoe, Izany no lazainy Iehôvah
Andriamanitra: Hanambina v' iny? tsy
hanongotry ny fakany v' izy, ka hanoty
ny voany, mba halazo iny, dia halazo ny
ravin-drehetra amy ny rantsany? kanefa
tsy mila sandry lehibe, na olona maro, ha-
nongotry iny ambany ny fakany.
10 Ary, indro, rehefa nambolena, hanam-
bina v' iny? tsy halazo dia halazo v' iny,
raha mahazo iny ny rivotra atsinanana?

dia halazo iny eo amy ny tatratra izay naniriany.
11 Dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah, ka nanao hoe,
12 Lazao ankehitriny amy ny mpianakavy miodina; Tsy fantatrareo va ny hevitry ireo zavatr' ireo? atavy hoe, Indro, tonga ny mpanjaka any Babilona tany Ierosalema, ka nisambotry ny mpanjaka teo, sy ny andriandahy teo, ka nentiny tany Babilona ireny ho any aminy.
13 Dia nalainy ny anankiray tamy ny zanaka marolahy, dia nanao fanekena taminy izy, ka nampianiana azy: ny olo-mahery amy ny tany koa no samboriny;
14 Mba hietry ny fanjakana, ka tsy hisandratra, *ary* hampitoetry iny ny fitandremany ny fanekena aminy.
15 Fa niodina taminy izy, ka naniraky ny olony hankany Ejipity, mba homena azy soavaly sy olona maro. Hanambina v' izy? ho afaka v' izay manao toy izany? sa hamadiky ny fanekena, ka ho vonjena v' izy?
16 Raha velona koa Aho, hoy Iehôvah Andriamanitra, eo amy ny taniny ny mpanjaka izay nampanjaka azy, fa nanamavo ny fianianana taminy, ka namadiky ny fanekena taminy, izy, dia eo aminy any anatiny Babilona no hahafatesany tokoa.
17 Ary miaramila mahery, sy olona marobe, tsy hamonjeny Pharao azy eo amy ny ady, raha hatsangana mànda, ka hatao batery, handringiany ny olona maro;
18 Fa nanamavo ny fianianana izy, ka namadiky ny fanekena, ary, indro, tsy ho afaka izy, rehefa nasiany ny tànany, ka nataony izany rehetr' izany.
19 Koa izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra; Raha velona koa Aho, dia ny fianianana Ahy izay no mavoiny, sy ny fanekeko izay navadiny, ho valiako amy ny lohany hiany.
20 Dia hamelatry ny fandriko hahazo azy Aho, ka ho samborina eo am-bovoko izy, ary hitondra azy ho any Babilona Aho, ka handaha-teny aminy any Aho, noho ny fahotany izay nataony tamiko.
21 Ary ho lavon-tsabatra ny olony rehetra mandositra, sy ny miaramilany rehetra, ary hampielezina ho amy ny rivo-drehetra ny sisa mitoetra; dia hahalala hianareo f' Izaho Iehôvah no niteny.
22 Izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra; Hanalako koa ny sampana avo indrindra amy ny hazo sedera avo, ka hatsatoko; ho tapahiko ny taron-daingiona amy ny tendrony ny rantsana milenodenoka, ka hamboleko any an-tendrombohitra avo sy milangalanga.
23 Any an-tendrombohitr' avo any ny Isiraely hamboleko iny: ary handrantsana sy hamoa iny, ka ho tonga hazo sedera lehibe: ary eo ambaniny hitoerany ny voron-tsamihafa rehetra manan'elatra; eo amy ny aloky ny sampany hitoerany ireny.
24 Dia hahalala ny hazo rehetra any an--tsaha f' Izaho Iehôvah no nampietry ny hazo avo, nampisandratry ny hazo iva, nampahalazo ny hazo maitso, ary nampaniry ny hazo malazo: Izaho Iehôvah no niteny, ka nanefa.

## TOKO XVIII.

Dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah, ka nanao hoe,
2 Nahoana no ataonareo io ohabolan' io hiteny ny tany Isiraely, hoe, Ny ray nihinana voaloboka manta, ka nadilo ny nifiny ny zanaka?
3 Raha velona koa Aho, hoy Iehôvah Andriamanitra, tsy hisy eo aminareo hanao io ohabolan' io intsony eo amy ny Isiraely.
4 Indro, Ahy ny fanahy rehetra, Ahy ireny, na fanahiny ny ray na fanahiny ny zanaka: ny fanahy izay manota no ho maty.
5 Ary raha marina ny olona, ka manao izay mety sy marina,
6 Tsy nihinana tany an-tendrombohitra, na nanandratry ny masony ho amy ny sampiny ny mpianakaviny Isiraely, na nandoto ny vadiny ny namany, na nanakeky ny vehivavy mifadi-volana,
7 Ka tsy nampahory olona; nampody ny fampitànana tamy ny mpitrosa, tsy nandroba, nanome ny mofony ho any ny noana, ka nampitafy lamba ny mitanjaka;
8 Tsy nampanàna-vola, na naka zana--bola, nampiala ny tànany tamy ny fahotana, nanao fitsarana marina tamy ny olona miady:
9 Nanaraky ny lalàko, ka nitandriny ny fitsarako hanavany ny marina; marina

izy, ho velona dia velona izy, hoy Iehôvah
Andriamanitra.
10 Raha tàhiny mitera-dahy, jiolahy,
mpandatsa-dra, izy, ka manao ny anan-
kiray aminy ireo izy kosa,
11 Ary tsy manao ireny akory izy, fa ni-
hinana tany an-tendrombohitra, ka nandoto
ny vadiny ny namany,
12 Nampahory ny malahelo sy ny ma-
hantra, nandroba, tsy nampody ny fampi-
tànana, ka nanandratry ny masony tamy
ny sampy, nanao zava-betaveta,
13 Nampanàna-vola, ka naka zana-bola;
dia ho velona v' izy? tsy ho velona izy;
efa nanao ireo fahavetavetan-drehetr' ireo
izy; ho maty dia maty izy; ho aminy
hiany ny rany.
14 Ary, indro, raha tàhiny mitera-dahy izy,
ka mahita ny fahotany ny rainy izay rehetra
nataony izy kosa, ary matahotra, ka tsy
manao toy izany,
15 Tsy nihinana tany an-tendrombohitra,
na nanandratry ny masony tamy ny sam-
piny ny mpianakaviny Isiraely, tsy nandoto
ny vadiny ny namany,
16 Na nampahory olona, na naka fampi-
tànana, na nandroba, nanome ny mofony
ho any ny noana, ary nampitafy lamba ny
mitanjaka,
17 Nampihiemotry ny tànany tamy ny
malahelo, tsy nampanàna-vola, na naka za-
na-bola, nanao ny fitsarako, nanaraky ny
lalàko; tsy ho maty noho ny fahotany
ny rainy izy, ho velona dia velona izy.
18 Ny amy ny rainy, satria nampahory dia
nampahory, nandroba rahalahy, ary nanao
izay tsi-tsara teo amy ny olony izy, indro,
ho maty eo amy ny fahotany izy.
19 Kanefa hoy hianareo, Nahoana? tsy
hitondra ny helo-dray va ny zanaka? Raha
manao izay mety sy marina ny zanaka, mi-
tandriny ny lalàko rehetra, ka mankato
ireny, ho velona dia velona izy.
20 Ny fanahy izay manota no ho maty.
Ny zanaka tsy hitondra ny helo-dray, na
ny ray hitondra ny helo-janaka: ny faha-
marinany ny marina hitoetra aminy, ary
ny fahotany ny mpanota hitoetra aminy
kosa.
21 Fa raha miala ny ratsi-fanahy amy ny
fahotany rehetra izay nataony, ary hitan-
driny ny lalàko rehetra, ka hanao izay
mety sy marina, ho velona dia velona izy,
tsy ho maty izy.
22 Ny fahadisoany rehetra izay nataony,
tsy ho tsarovina ho azy: ho velona izy eo
amy ny fahamarinany izay nataony.
23 Sitrako akory ny fahafatesany ny ratsi-
-fanahy va? tsy ny fialany amy ny làlany
va, ka ho velona izy? hoy Iehôvah Andria-
manitra.
24 Fa raha miala ny marina amy ny fa-
hamarinany, ka manao izay meloka; ma-
nao araky ny fahavetavetan-drehetra izay
ataony ny ratsi-fanahy, ho velona v' izy?
ny fahamarinany rehetra izay nataony, tsy
ho tsarovina: eo amy ny fahadisoany izay
nandisoany, ary eo amy ny fahotany izay
nanotany, dia ho maty eo aminy ireny izy.
25 Kanefa hoy hianareo, Tsy mahitsy ny
làlany ny Tompo. Mihainoa angé, ry
mpianakaviny Isiraely; Tsy mahitsy va ny
làlako? tsy ny làlanareo va no meloka?
26 Raha miala ny marina amy ny faha-
marinany, ka manao izay meloka, dia ho
maty noho ireny izy; ho maty eo amy ny
fahotany izay nataony izy.
27 Ary raha miala ny ratsi-fanahy amy
ny ratsy izay nataony, ka manao izay mety
sy marina izy, dia hamelony ny fanahiny
izy.
28 Fa mihievitra izy, ka miala amy ny
fahadisoany rehetra izay nataony; ho velona
dia velona izy, tsy ho maty izy.
29 Kanefa hoy ny mpianakaviny Isi-
raely, Tsy mahitsy ny làlany ny Tompo.
Ry mpianakaviny Isiraely, tsy mahitsy
va ny làlako? tsy ny làlanareo va no me-
loka?
30 Koa hitsara anareo Aho, ry mpia
nakaviny Isiraely, araky ny làlany avy
izy rehetra, hoy Iehôvah Andriamanitra.
Miverena, ka mialà amy ny fahadisoanareo
rehetra; mba tsy ho fampandringianana
anareo ny heloka.
31 Ario ho afaka aminareo ny fahadisoa-
nareo rehetra, izay nataonareo; ka manava
fo vaovao sy fanahy vaovao ho anareo;
fa nahoana no ho maty hianareo, ry mpia-
nakaviny Isiraely?
32 Fa tsy sitrako ny fahafatesany izay
maty, hoy Iehôvah Andriamanitra: koa
miverena hianareo, dia no velona hianareo.

## TOKO XIX.

Ary hianao, manava fisaonana hitomany
ny andriandahiny ny Isiraely,
2 Ka atavy hoe, Inona no reninao?

Liona-vavy: nandry teo aminy ireo liona
izy, namelony ny zanany teo amy ny vanto-
-diona izy.
3 Ary nitaiza ny anankiray teo amy ny
zanany izy; dia tonga vanto-diona kosa
izy, ka nianatra handremby; nandany olona
izy.
4 Ary ny firenena maro nandre azy, voa
sambotra tany an-davaky ireo izy, dia ni-
tondra azy migadra tany an-tany Ejipity
izareo.
5 Ary rehefa hitan-dreny f' efa niandry
izy, *ka* very ny fanantenany, dia naka ny
anankiray koa tamy ny zanany izy; na-
taony ho vanto-diona koa izy.
6 Ary nandehandeha teo aminy ireo liona
izy, tonga vanto-diona izy, dia nianatra
handremby; nandany olona izy.
7 Dia nahalala ny mpitondra-tena teo izy;
ary ny tanàna teo no ravany; ary foana
ny tany, sy ny eo aminy rehetra, noho ny
feony mierona.
8 Dia nanohitra azy ny firenen-tsamiha-
fa manodidina avy tamy ny firazanana
maro, ka namelatry ny vovony hahazo azy:
voa sambotra teo an-davaky ireo izy.
9 Dia nasiany ireo gadra izy teo an-
-trano-maizina, ka nentiny tany amy ny
mpanjaka any Babilona: dia nitondra
azy tany an-trano fiarovana izareo, mba tsy
ho re ny feony intsony any ambony ny ten-
drombohitra Isiraely.
10 Ny reninao nanahaky ny voaloboka
teo amy ny fiadananao, nambolena teo amo-
ron-drano: nahavokatra sy nandrantsana
noho ny habeny ny rano iny.
11 Ary nanana sampana mahery hatao te-
hiny ny mpanapaka iny, ary ny halavany
nisandratra teo amy ny rantsana mikirindro,
ka niseho ny halavany teo amy ny rantsany
marobe.
12 Kanefa fahavinirana nanongotany iny;
nariana tamy ny tany iny, ary ny rivotra
atsinanana nahamainy ny voany: ny sam-
pany mahery no tapahina, ka nalazo; efa
lany ny afo ireny.
13 Ary ankehitriny nambolena tany an-
-efitra iny, teo amy ny tany maina sy
mangentana.
14 Ary afo nivoaka tamy ny rantsana teo
amy ny sampany; nandevony ny voany iny,
ka tsy misy sampana mahery hatao tehina
hanapaka.
Fisaonana io, ary ho fisaonana.

## TOKO XX.

Ary tamy ny taona fahafito, tamy ny *vo-
lana* fahadimy, tamy ny hafoloana amy ny
volana, nankanesany ny loholona sasany
any Isiraely hanontany any Iehôvah, sy ni-
petrahany teo anatrehako.
2 Dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah,
ka nanao hoe,
3 Ry zanak' olona, mitenena amy ny lo-
holony ny Isiraely, ka atavy aminy hoe,
Izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra:
Hanontany Ahy no nihiavianareo va?
Raha velona koa Aho, Izaho tsy mety
hanontanianareo, hoy Iehôvah Andriama-
nitra.
4 Hitsara ireo va hianao? hitsara va
hianao, ry zanak' olona? mampahafantara
ireo ny fahavetavetan-drazany;
5 Ka atavy aminy hoe, Izany no lazainy
Iehôvah Andriamanitra; Tamy ny andro
nifidianako ny Isiraely, dia nianiana tamy
ny zanaky ny mpianakaviny Iakoba Aho,
ka nampahafantatra azy Ahy teo amy ny
tany Ejipity, eny, nianiana taminy Aho,
ka nanao hoe, Izaho no Iehôvah Andria-
manitrareo.
6 Taminy izany andro izany nianianako ta-
miny ireny hampivoaky ireny amy ny tany
Ejipity, ho any amy ny tany izay nampiza-
hako ho any ireny, tondraka ronono, sy tan-
tely, voninahitry ny tany rehetra iny.
7 Dia hoy Izaho taminy, Samia manary
ny fahavetavetany ny masony avy hianareo
rehetra, ary aza mandoto-tena amy ny
sampiny ny Ejipity hianareo: Izaho no Ie-
hôvah Andriamanitrareo.
8 Fa niodina tamiko izareo, ka tsy nety
nihaino Ahy; tsy nanary ny fahavetave-
tany ny masony akory izareo, na nahafoy
ny sampiny ny Ejipity izareo: dia hoy
Izaho, Halatsako ny fahavinirako aminy,
hanefa ny fahatezerako aminy, eo amy ny
tany Ejipity.
9 Fa niasa Aho noho ny anarako, mba
tsy ho lotoina iny eo imasony ny firenen-
-tsamihafa, teo aminy izay nitoerany; fa
teo imasony nampahafantarako Ahy ireny,
raha nampivoaky ireny tamy ny tany Eji-
pity Aho.
10 Dia nampivoaky ireny tamy ny tany
Ejipity Aho, ka nentiko tany an-efitra.
11 Dia nomeko ireny ny lalàko, ka nam-
barako taminy ireny ny fitsarako, izay

raha ataony ny olona, dia ho velony ireny
izy.
12 Ary nomeko ireny ireo sabatako koa
ho famantarana eo anelanelako sy ireny,
mba ho fantatry ireny f' Izaho no Iehôvah
Izay mahamasiny ireny.
13 Fa niodina tamiko tany an-efitra ny
mpianakaviny Isiraely: tsy nanaraky ny la-
làko izareo, fa nanamavo ny fitsarako, izay,
raha ataony ny olona, dia ho velony ireny
izy; ary ireo sabatako lotoiny indrindra;
dia hoy Izaho, Halatsako ny fahavinirako
aminy any an-efitra, handany azy.
14 Fa niasa Aho noho ny anarako, mba
tsy ho lotoina iny eo imasony ny firenen-
-tsamihafa, fa teo imasony nampivoahako
ireny.
15 Dia nianiana taminy tany an-efitra
koa Aho, fa tsy hitondra azy Aho ho any
amy ny tany izay efa nomeko, tondraka
ronono, sy tantely, voninahitry ny tany re-
hetra iny:
16 Satria nanamavo ny fitsarako izareo,
ka tsy nanaraky ny lalàko, fa nandoto ireo
sabatako: satria lasa ny fony, nanaraky ny
sampiny.
17 Kanefa niantra azy ny masoko, ka
tsy naringiako izareo; ary tsy nandrava
azy tany an-efitra Aho.
18 Fa nilaza tamy ny zanany tany an-
-efitra Aho, Aza manaraky ny lalàny ny
razanareo, na mitandriny ny fitsarany,
na mandoto-tena amy ny sampiny hia-
nareo:
19 Izaho no Iehôvah Andriamanitrareo;
manaraha ny lalàko, ary tandremo ny fitsa-
rako, ka ankatoavy ireo;
20 Ary hasino ny sabatako; dia ho fa-
mantarana eo anelanelantsikia ireny, mba
ho fantatrareo f' Izaho no Iehôvah Andria-
manitrareo.
21 Kanefa niodina tamiko ny zanaka:
tsy nanaraky ny lalàko izareo, na nitan-
driny ny fitsarako hankato ireny, izay,
raha ataony ny olona, dia ho velony ireny
izy: nandoto ireo sabatako izareo: dia hoy
Izaho, Halatsako ny fahavinirako ami-
ny, hanefa ny fahatezerako aminy any an-
-efitra.
22 Kanefa nampihiemotry ny tànako
Aho, ary niasa Aho noho ny anarako,
mba tsy ho lotoina iny eo imasony ny fire-
nen-tsamihafa, fa teo imasony nampivoa-
hako ireny.
23 Dia nianiana taminy tany an-efitra
Aho, fa hampiely ireny any amy ny fire-
nen-tsamihafa Aho, ka hampihiahaky ireny
any amy ny tany maro;
24 Satria tsy nanao ny fitsarako izareo,
fa nanamavo ny lalàko, ary nandoto ireo
sabatako, ka lasa ny masony nanaraky ny
sampin-drazany.
25 Dia nanome azy hiany lalàna tsi-
-tsara, sy fitsarana izay tsy nahavelona azy,
Aho.
26 Dia nandoto ireny teo amy ny zava-
tra nateriny Aho, ka dia nampandeha izay
rehetra nanokatry ny kibo hamaky *ny afo*
izareo, handravako ireny, mba ho fantany
f' Izaho no Iehôvah.
27 Koa mitenena amy ny mpianakaviny
Isiraely, ry zanak'olona, ka lazao aminy
hoe, Izany no lazainy Iehôvah Andriama
nitra, Izany koa nanompany ny razanareo
Ahy, raha nanota tamiko izareo.
28 Rehefa nentiko ireny tany amy ny
tany izay nianianako homena azy iny, dia
nahita ny tanety avo rehetra, sy ny hazo re-
hetra misandrahaka, izareo, ka teo nanate-
rany ny fanalamboadiny, ary teo nanolorany
ny zavatr' omeny hahatezitra; teo koa na-
navany ny zava-manitrany, ary teo na-
nidinany ny fanatitr' aidiny.
29 Dia hoy Izaho taminy, Inona no fitoe-
ran' avo izay alehanareo? Ary Bama no
atao ny anarany mandrak' andro any.
30 Koa atavy amy ny mpianakaviny Isi-
raely hoe, Izany no lazainy Iehôvah An-
driamanitra; Voa loto va hianareo araky
ny fanaony ny razanareo? ary mijanga-
janga va hianareo araky ny fahavetavetany?
31 Fa raha manatitry ny zavatr' omena-
reo hianareo, mampandeha ny zanakareo
hamaky ny afo, dia mandoto-tena amy ny
sampinareo rehetra hianareo mandrak' an-
dro any: ary Izaho hanontanianareo va, ry
mpianakaviny Isiraely? Raha velona koa
Aho, hoy Iehôvah Andriamanitra, tsy ha-
nontanianareo Aho.
32 Ary tsy ho tanteraka tsy akory izay
miditra any an-tsainareo, izay anavanareo
hoe, Hanahaky ny firenen-tsamihafa, dia
ny fokom-pirenena eo amy ny tany maro,
izahay, hanompo hazo sy vato.
33 Raha velona koa Aho, hoy Iehôvah
Andriamanitra, Dia tànana mahery, sy
sandry nahinjitra, ary fahavinirana nala-
tsaka, hanapahako anareo:

34 Ary tànana mahery, sy sandry nahin-
jitra, ary fahavinirana nalatsaka, hampivoa-
hako anareo amy ny olona maro, ka hampian-
gonako anareo avy amy ny tany samihafa
izay nampielezana anareo.
35 Ary hitondra anareo any an-efitra amy
ny firenen-tsamihafa Aho, ka handaha-teny
aminareo mifanatrikia eo Aho.
36 Tahaky ny nandaharako-teny tamy ny
razanareo tany an-efitra amy ny tany Eji-
pity, no handaharako-teny aminareo, hoy
Iehôvah Andriamanitra.
37 Ary hampandeha anareo eo ambany
ny tsorakazo Aho, ka hampiditra anareo eo
amy ny fehiny ny fanekena:
38 Ary hampisarahiko aminareo ny mpio-
dina, sy ny mpanota amiko: hampi-
voaka azy amy ny tany izay ivahiniany, ka
tsy hiditra any amy ny tany Isiraely izareo:
dia hahalala hianareo f' Izaho no Iehôvah.
39 Ary hianareo, ry mpianakaviny Isi-
raely, izany no lazainy Iehôvah Andriama-
nitra; Mandehana, samia manompo ny
sampiny avy hianareo rehetra, ary rehefa
afak' izany, raha tsy hibaino Ahy hia-
nareo; fa aza mandoto ny anarako masina
intsony amy ny zavatr'omenareo, sy amy ny
sampinareo.
40 Fa any an-tendrombohitro masina, any
amy ny havoany ny tendrombohitra Isi-
raely, hoy Iehôvah Andriamanitra, any
hanompoany ny mpianakaviny Isiraely
rehetra Ahy, dia izay rehetra eo amy ny
tany: any hankasitrahako azy, ary any
hitadiavako ny fanalamboadinareo, sy ny
voaloham-bokatry ny fanatitrareo, ary ny
zava-masinareo rehetra.
41 Ny zava-manitra hankasitrahako ana-
reo, raha hampivoaka anareo amy ny olona
maro Aho, ka hampiangona anareo avy
amy ny tany maro, izay nampielezana ana-
reo, ary hianareo hankalazana Ahy eo ana-
trehany ny firenen-tsamihafa.
42 Dia ho fantatrareo f' Izaho no Iehô-
vah, raha hampiditra anareo any amy ny
tany Isiraely Aho, any amy ny tany izay
efa nianianako hanome iny ho any ny ra-
zanareo.
43 Ary any hahatsiarovanareo ny làla-
nareo sy izay rehetra nataonareo, izay nan-
dotoanareo-tena; ary ho sosotra hianareo
noho ny fahotanareo rehetra izay natao-
nareo.
44 Dia ho fantatrareo f' Izaho no Iehô-
vah, rehefa nanao asa taminareo noho ny
anarako Aho, tsy araky ny làlanareo ratsy,
na araky ny zava-betaveta nataonareo, ry
mpianakaviny Isiraely, hoy Iehôvah An-
driamanitra.
45 —Dia nankeo amiko ny teniny Iehô-
vah, ka nanao hoe,
46 Ry zanak'olona, manatreha ny atsimo,
ka latsaho teny hianatsimo, ary maminania
hiteny ny ala any an-tsaha atsimo;
47 Ka lazao amy ny ala atsimo, Mihai-
noa ny teniny Iehôvah; Izany no lazainy
Iehôvah Andriamanitra; Indro, hampire-
hitr' afo eo anatinao Aho, ka handany eo
anatinao ny hazo lena rehetra sy ny hazo
maina rehetra iny: tsy ho vonoina ny lel'
afo midedadeda, ka ho may ny afo ny tava
rehetra eo hatrany atsimo, ka hatrany ava-
ratra.
48 Dia hahita ny nofo rehetra f' Izaho
Iehôvah nampirehitry iny: tsy ho vonoina
iny.
49 Dia hoy izaho, Indrisy, Iehôvah An-
driamanitr' ô! misy milaza ahy, Tsy ma-
nao ohabolana v' izy?

## TOKO XXI.

Dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah, ka
nanao hoe,
2 Ry zanak' olona, manatreha any Ierio-
salema, ary latsaho teny hankany amy ny
fitoera-masina, ka maminania hiteny ny
tany Isiraely,
3 Ka atavy amy ny tany Isiraely hoe,
Izany no lazainy Iehôvah; Indro, manohi-
tra anao Aho, dia hampitsoaky ny sabatro
amy ny tranony Aho, ka hamongotra ami-
nao ny marina sy ny meloka.
4 Satria hamongotra aminao ny marina
sy ny meloka Aho, izany hitsoahany ny
sabatro amy ny tranony, hamely ny nofo
rehetra hatrany atsimo, ka hatrany ava-
ratra:
5 Dia hahalala ny nofo rehetra f' Izaho
Iehôvah nampitsoaky ny sabatro tamy ny
tranony: tsy hiditr' eo intsony iny.
6 Ary hianao, ry zanak'olona, misentoa
toy ny torotoro vaniana, sy ny ory fanahy;
misentoa eo imasony ny olona.
7 Ary raha hanao aminao hoe izareo,
Nahoana no misento hianao? dia hataonao
hoe, Noho ny filazana, satria avy iny; ary

hangorakoraka ny fo rehetra, ary ho osa
ny tànana rehetra, ary ho reraka ny fanahy
rehetra, ary halemy tahaky ny rano ny
lohalikia rehetra; indro, avy iny, ka ho
tanteraka iny, hoy Iehôvah Andriamanitra.
8 —Dia nankeo amiko ny teniny Iehô-
vah, ka nanao hoe,
9 Ry zanak'olona, maminania, ka atavy
hoe, Izany no lazainy Iehôvah; Atavy hoe,
Sabatra, sabatra voa ranitra, ka voa fotsy
koa!
10 Voa ranitra iny, mba hamono dia ha-
mono; voa fotsy iny, mba hitselatselatra:
tokony hifaly v' isikia? ny tsorakazo ma-
mely ny zanako, manao ny hazo rehetra tsi-
-ho-zavatra.
11 Ary efa nomeny iny mba ho fotsina,
ho raisin-tànana: voa ranitra io sabatr'io,
ary voa fotsy, mba hatolotra io any an-tànany
ny mpamono.—
12 Mitomania, ka midradradradrà, ry
zanak' olona: fa hamely ny oloko iny,
hamely ny andriandahy rehetra amy ny Isi-
raely iny: ho latsaka amy ny oloko ny fa-
tahorany ny sabatra; koa tehafo ny fenao.
13 Satria voa zaha-toetra iny; dia hatao
ahoana, raha mirehareha ny tsorakazo? tsy
hisy izany, hoy Iehôvah Andriamanitra.
14 Ary hianao, ry zanak' olona, mamina-
nia, ka mitehafa-tànana; ary manindroava
intelo ny sabatra, sabatra mamely ny vo-
noina; sabatra mamely ny lehibe vonoina
io, izay miditra any an-tranony miefitrefitra.
15 Efa nampitsoaky ny sabatra hamely
ny vavahadiny rehetra Aho, mba handevi-
levy ny fo, ary hitombo ny fandravana:
indrisy! natao hitselatselatra, voa tsoaka
hamono iny.
16 Miraisa, mameleza na eo amy ny an-
kavanana, na eo amy ny ankavia, izay ana-
trehany ny tavanao.
17 Ary hiteha-tànana kosa Aho, ary
hampitoetry ny fahavinirako Aho; Izaho
Iehôvah niteny.
18 —Dia nankeo amiko ny teniny Iehô-
vah, ka nanao hoe,
19 Ary hianao, ry zanak' olona, manen-
dre làlan-droa ho anao, mba hihiaviany ny
sabatry ny mpanjaka any Babilona: amy ny
tany iray hivoahany izy roroa: ary mifidia
fitoerana eo an-dohany ny làlana mankany
an-tanàna.
20 Manendre làlana handehanany ny sa-
batra, any Raba any ny zanaky Amôna,
ary amy ny Ioda any Ieriosalema, *tanàna*
mirova.
21 Fa ny mpanjaka any Babilona mijanona
eo amy ny renin-dàlana eo an-dohany ny là-
lan-droa, hanao sikidy; hanetsikietsiky ny
zana-tsipìkia izy, hanontany ny sampin-
-drazany izy, handiniky ny aty izy.
22 Ho eo an-tànan' ankavanany, ny fisi-
kidiana any Ieriosalema, hampitoetry ny
fiadiana mandringiana, hanoka-bava amy
ny fihiobian' ady, hanandratry ny feo mi-
hioby, hampitoetry ny fiadiana mandrin-
giana eo amy ny vavahady, hanangana
mànda, hanao trano fiambenana.
23 Fa hanahaky ny fisikidiana mandain-
gia eo imasony ireny iny; nianiana dia
nianiana izareo, fa hampahatsiaro heloka
izy, mba ho samborina izareo.
24 Koa izany no lazainy Iehôvah Andria-
manitra; Satria mampahatsiaro ny helokareo
hianareo, amy ny fanambarany ny fiodina-
nareo, amy ny fanehoany ny fahotanareo,
eo aminy izay rehetra nataonareo; satria
mampahatsiaro hianareo, ho samborin-tà-
nana hianareo.
25 Ary hianao, ry andriandahiny ny Isi-
raely, sady mpanompa no ratsi-fanahy, ary
tonga ny andronao, eo amy ny fotoany ny
heloka farany;
26 Izany no lazainy Iehôvah Andriama-
nitra, Manesora ny hamama, ka manalà ny
satro-boninahitra: io tsy ho io: manandrata
ny efa mietry, ary mampietre ny efa misan-
dratra.
27 Famadihiana, famadihiana, famadihi-
ana hataoko io: eny, tsy ho eo io, mandra-
-pihiavy Izy tompony, dia homeko azy.
28 —Ary hianao, ry zanak'olona, mami-
nania, ka atavy hoe, Izany no itenenany Ie-
hôvah Andriamanitra ny zanaky Amôna,
sy ny fanompany; eny, atavy hoe, Sabatra,
sabatra voa tsoaka! voa fotsy hamono io,
handany satria mitselatselatra io:
29 Nisy nahita laingia ho anao, nisy nisi-
kidy laingia ho anao, mba hampitoetra anao
ambony ny vozony ny ratsi-fanahy voa
vono, tonga ny androny ireny, eo amy ny
fotoany ny heloka farany.
30 Hampodina any an-tranony v' iny?
—hitsara anao Aho eo amy ny fitoerana
izay nahariana anao, eo amy ny tany na-
habe anao.
31 Dia halatsako aminao ny fahatezerako,
ho tsofiko aminao ny afony ny fahatezerako,

ka hatolotro hianao any an-tànany ny olon-
-dozabe, mahay mandringiana.
32 Ho lany ny afo hianao, ho eo afovoany
ny tany ny ranao, tsy ho tsarovina hianao:
f' Izaho Iehôvah niteny.

## TOKO XXII.

DIA nankeo amiko ny teniny Iehôvah, ka
nanao hoe,
2 Ary hianao, ry zanak'olona, hitsara va
hianao? hitsara ny tanàna mandatsa-dra
va hianao? Eny, mampahafantara azy ny
fahavetavetany rehetra;
3 Dia atavy hoe, Izany no lazainy Iehô-
vah Andriamanitra; Mandatsa-dra ny ta-
nàna eo afovoany, mba ho tonga ny fotoany,
ary manao sampy eo anatiny handoto azy.
4 Ny ra izay nalatsakao namelohana anao;
ary ny sampy izay nataonao nandotoanao-
-tena; ary efa nampanatony ny andronao
hianao, ka nahatratry ny fetr'andronao;
koa nataoko hianao ho fandatsana eo amy
ny firenen-tsamihafa, sy fanesoana eo amy
ny tany rehetra.
5 Izay manakeky, sy manalavitra anao,
haneso anao; efa maloto anarana, be fita-
batabana, hianao.
6 Indro, ny andriandahiny ny Isiraely eo
afovoanao, samy manao ny zaka ny ainy
handatsa-dra izy rehetra.
7 Ray sy reny voa tevateva teo anatinao:
ny vahiny nambakaina teo afovoanao: ny
kamboty, sy ny mpitondra-tena, nampa-
horina teo aminao.
8 Efa nanevateva ny zavatro masina, ka
nandoto ireo sabatako hianao.
9 Nisy nanendrikendrikia teo anatinao,
mba handatsa-dra: ary nisy teo anatinao
nihinana tany ambony ny tendrombohitra:
zava-dratsy natao teo anatinao.
10 Nisy nampiseho teo anatinao ny fitan-
jahany ny ray; nisy nampietry teo anatinao
ny mifadi-volana.
11 Ary ny anankiray nanao fahavetave-
tana tamy ny vadiny ny namany; ary ny ha-
fakoa nijejojejo handoto ny vinantoni-vavy,
ary ny hafakoa nandry tamy ny anabaviny,
zanaka-vaviny ny rainy, teo anatinao.
12 Nisy nandray tambitamby teo anatinao
handatsa-dra. Nampanàna-vola, ka naka
zana-bola hianao, ary nanao an-kery ham-
pahory ny namanao hianao, ka nanadino
Ahy, hoy Iehôvah Andriamanitra.
13 Ary, indro, efa niteha-tànana Aho
noho ny harenao tsi-marina izay naharinao,
ary noho ny ranao izay efa teo afovoanao.
14 Haharitra va ny fonao, sa hahery va
ny tànanao, amy ny andro hanavako anao?
Izaho Iehôvah niteny, ka hefaiko.
15 Dia hampihiahaka anao any amy ny
firenen-tsamihafa Aho, ka hampiely anao
any amy ny tany maro, dia handany ny
falotoanao ho afaka aminao Aho.
16 Ary handoto-tena eo imasony ny fire-
nen-tsamihafa hianao, dia hahalala hianao
f' Izaho no Iehôvah.
17 —Dia nankeo amiko ny teniny Iehô-
vah, ka nanao hoe,
18 Ry zanak'olona, efa taim-bola ho Ahy
ny mpianakaviny Isiraely: samy efa vara-
hina, sy vifotsy, sy vy, ary firaka, eo ana-
tiny ny fitanehana, izy rehetra; efa taim-
-bolafotsy izareo.
19 Koa izany no lazainy Iehôvah An-
driamanitra; Satria efa taim-bola hianareo
rehetra, koa indro, hangoniko ho eo afovo-
any Ieriosalema hianareo.
20 Tahaky ny famoriana volafotsy, sy
varahina, sy vy, sy firaka, ary vifotsy,
hatao eo anatiny ny fitanehana, hifofotry
ny afo aminy handrendrehana, no hamori-
ako *anareo* eo amy ny fahatezerako sy eo
amy ny fahavinirako, dia hilaozako hia-
nareo mba harendriko.
21 Eny, hangoniko hianareo, ka ho fofo-
rako hianareo eo anatiny ny afony ny faha-
tezerako, dia ho rendrikia eo anatiny hia-
nareo.
22 Tahaky ny fandrendri-bolafotsy eo
anatiny ny fitanehana no handrendrehana
anareo eo anatiny; dia hahalala hianareo
f' Izaho Iehôvah nampilatsaky ny fahavi-
nirako taminareo.
23 —Dia nankeo amiko ny teniny Iehô-
vah, ka nanao hoe,
24 Ry zanak'olona, lazao aminy hoe,
Tany tsy voa dio, tsy latsaka ranonorana
tamy ny andro fahatezerana, hianao.
25 Mikiomy ny mpaminaniny eo afovo-
any tahaky ny liona mierona manotikoti-
-dremby; efa nandany ny fanahy izareo;
efa naka fananana sy zava-tsoa izareo; efa
nanamaro ny mpitondra-tenany teo afovo-
any izareo.
26 Efa namadiky ny lalàko ny mpisorona
teo, k' efa nandoto ny zavatro masina: tsy
mba nataony samihafa ny masina sy ny tsi-

-masina, ary tsy nasehony fa samihafa ny
maloto sy ny madio, ary efa nanafiny ny
masony taminy ireo sabatako izareo, ka voa
loto teo aminy ireny Aho.
27 Ny andriandahiny eo afovoany mana-
haky ny amboa haolo manotikoti-dremby,
handatsa-dra, *sy* handringiany ny fanahy,
hahazoana harena tsi-marina.
28 Ary ny mpaminaniny efa nandalotry
ireny tamy ny feta tsi-madity, raha mahita
zava-poana, sy manao sikidy mandaingia
aminy ireny, ka manao hoe, Izany no la-
zainy Iehôvah Andriamanitra, kanjo tsy
niteny Iehôvah.
29 Ny vahoaka manambaka, sy mandroba,
ary mampahory ny malahelo, sy ny ma-
hantra; eny, manambaky ny vahiny tsy an-
-drariny izareo.
30 Dia nitady olona Aho, teo aminy ireny
hanao rova sy hijanona eo amy ny banga eo
anatrehako hiaro ny tany, mba tsy ho
ravako iny; fa tsy nahita Aho.
31 Koa halatsako ny fahavinirako aminy
ireny: handany ireny amy ny afony ny
fahatezerako Aho: hamaly ny làlany amy
ny lohany Aho, hoy Iehôvah Andriama-
nitra.

## TOKO XXIII.

Dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah, ka
nanao hoe,
2 Ry zanak'olona, nisy vehivavy roa,
mpirahavavy mirai-tam-po:
3 Dia nijangajanga tany Ejipity izy roroa;
nijangajanga hatramy ny fahazazany ireo:
any nanereny ny nonony, ary any nitereny
ny loha-nonony ny fitovoany.
4 Ary ny anarany hoe, i Ahola, zoky,
ary Aholiba, zandriny: ary efa Ahy izy
roroa, ka niteraka zanaka-lahy sy zanaka-
-vavy ireo. Ary ny anarany hoe, i Sa-
maria, i Ahola, ary Ieriosalema, i Aho-
liba.
5 Dia nijangajanga i Ahola, rehefa Ahy
izy; ary nijejojejo tamy ny mpila azy izy,
dia tamy ny Asiria, olona manakeky,
6 Mitafy ny mangamanga, mpifehy sy
mpanapaka, zatovo tsara-tarehy izy rehe-
tra, mitaingin-tsoavaly.
7 Dia nanao ny fijangajangany taminy ireo
izy, dia tamy ny zanaky ny Asiria, samy
voa fantina izy rehetra, ary efa naloto ta-
miny izay rehetra nijejojejoany, *sy* tamy ny
sampiny rehetra, izy.
8 Ary tsy nahafoy ny fijangajangany avy
tamy ny Ejipity izy: f' izareo nandry ta-
miny raha vao zaza izy, ary izareo nitery
ny loha-nonony ny fitovoany, ka nandatsaky
ny fijangajangany taminy.
9 Koa natolotro izy tany an-tànany ny
mpila azy, dia tany an-tànany ny zanaky
Asiria, izay tiany hijejojejoana.
10 Ireo naneho ny fitanjahany: nisam-
botry ny zanani-lahy sy ny zanani-vavy
izareo, ka namono ny reny tamy ny saba-
tra: ary efa anarana ho any ny vehivavy
izy; ary nanefa fitsarana taminy izareo.
11 Dia nahita i Aholiba, rahavaviny, ka-
nefa nalotoloto kokoa noho izy tamy ny
fijejojejoany izy, ary ny fijangajangany
nihoatra lavitra noho ny fijangajangany ny
rahavaviny.
12 Ny zanaky Asiria, olona manakeky
tiany hijejojejoana, mpifehy sy mpa-
napaka, mitafy ny marevaka, mitaingin-
-tsoavaly, samy zatovo tsara-tarehy izy
rehetra.
13 Dia hitako fa voa loto izy: làlana
iray nalehany izy roroa.
14 Ary nampitombo ny fijangajangany
izy; rehefa hitany ny olona voa soratra
tamy ny rindrin-trano, sariny ny Kalidia,
voa soratra tamy ny menamena;
15 Nifehy fisikinana tamy ny vaniany,
hamama voa nato teo amy ny lohany, samy
miseho ho andriana izy rehetra, tahaky ny
zanaky Babilona any Kalidia, tany nahabe
azy.
16 Ary raha vao hitany ny masony, dia
tiany hijejojejoana ireny, ka nanirak' olona
hankany aminy, any Kalidia, izy.
17 Dia nankany aminy, tany am-pan-
driana fitiavana, ny zanaky Babilona, ka
nandoto azy tamy ny fijangajangany, ary
voa lotony ireny izy, dia niala taminy
ireny ny fanahiny.
18 Dia nasehony ny fijangajangany, ka
nasehony ny fitanjahany: dia niala ny fa-
nahiko taminy, tahaky ny fialàny ny fana-
hiko tamy ny rahavaviny.
19 Kanefa nampitombo ny fijangajangany
izy, raha nahatsiaro ny androny ny faha-
zazany, izay nijangajangany teo amy ny
tany Ejipity.
20 Ary nijejojejo tamy ny mpila azy izy,
fa nila izareo tahaky ny filany ny ampon-

dra, ary izay navoany nanahaky ny na-
voaky ny soavaly.
21 Dia nahatsiaro ny fijangajangany ny
fahazazanao hianao, raha nitery ny loha-
-nononao ny Ejipity noho ny nonony ny fa-
hazazanao.
22 Koa izany no lazainy Iehôvah Andria-
manitra, ry Aholiba; Indro, hampitai-
rako ny mpila anao hanohitra anao, izay
nialany ny fanahinao, ka ho entiko hano-
hitra anao manodidina ireny;
23 Ny zanaky Babilona sy ny Kalidia
rehetra, i Pekôda, sy Sihôa, ary Kôa, ny
zanaky Asiria rehetra momba ireny; samy
zatovo tsara-tarehy izy rehetra, mpifehy sy
mpanapaka, manamboninahitra ary malaza,
samy mitaingin-tsoavaly izy rehetra.
24 Dia ho avy hanohitra anao izareo, be
kalesy, sy fiarakodia, ary olona tafangona;
hanisy fiarovan-tena, sy ampingia, ary
aron-doha, hanohitra anao manodidina iza-
reo: ary hasiako fitsarana eo anatrehany,
ary hitsara anao araky ny fitsarany izareo.
25 Dia hasiako ny fialonako hanohitra
anao, ka hanao lozabe aminao izareo: ny
oronao sy ny sofinao hesoriny, ary ny sisa
eo aminao ho lavon-tsabatra; ny zanakao-
-lahy sy ny zanakao-vavy ho samboriny:
ary ny sisa eo aminao ho lany ny afo.
26 Dia hanala aminao ny lambanao iza-
reo, ka hanesotry ny firavaky ny fihain-
gioanao.
27 Dia hampitsahatry ny fijejojejoanao
ho afaka aminao, sy ny fijangajanganao
avy amy ny tany Ejipity, Aho: ary tsy
hanandratry ny masonao hijery ireny, na
hahatsiaro any Ejipity intsony hianao.
28 F' izany no lazainy Iehôvah Andria-
manitra; Indro, hatolotro hianao ho any
an-tànany izay halanao, ho any an-tànany
izay nialany ny fanahinao:
29 Ary handrafy anao izareo, ary haka
ny asanao rehetra, ka hamela anao mitan-
jaka sy mihianjahanja izareo: dia haseho
ny fitanjahany ny fijangajanganao, dia ny
fijejojejoanao, sy ny fijangajanganao.
30 Hataoko izany aminao, satria nijan-
gajanga nanaraky ny firenen-tsamihafa
hianao, satria nandoto-tena tamy ny sam-
piny hianao.
31 Efa nanaraky ny làlany ny rahava-
vinao hianao: dia hatolotro any an-tàna-
nao ny kapoany.
32 Izany no lazainy Iehôvah Andriama-
nitra; Ho sotroinao ny eo an-kapoaky ny
rahavavinao; sady lalina no lehibe iny: ho
fanesoana, sy fanarabiana, hianao; maha-
tana be io.
33 Ho voky fileonana, sy fahoriana, hia-
nao; kapoaka fandravana, sy fahafoanana,
no kapoaky Samaria, rahavavinao.
34 Ary ho sotroinao, ka ho tsentsefanao
iny, ary ho tsakoinao ny tapatapany, ka
hongotanao ny nononao, f' Izaho Iehôvah
niteny, hoy Iehôvah Andriamanitra.
35 Koa izany no lazainy Iehôvah An-
driamanitra; Satria nanadino Aby hianao,
ka nanary Ahy teo ivohonao, dia hitondra
ny fijejojejoanao, sy ny fijangajanganao
hiany, hianao.
36 —Dia hoy Iehôvah tamiko hoe, Ry za-
nak'olona, ho tsarainao v' i Ahola sy Aho-
liba? eny, ambarao aminy izy mirahavavy
ny fahavetavetany;
37 F' efa nijangajanga izareo, ary misy ra
eo an-tànany, ary ny sampiny nijangajan-
gany, ary ny zanany izay naterany ho
Ahy nampandehaniny hamaky *ny afo* ho
lany noho ireny.
38 Izany koa nataony tamiko, nameta-
veta ny fitoerako masina, taminy izany
andro izany, izareo, ka nandoto ireo sa-
batako.
39 Ary rehefa namono ny zanany ho any
ny sampiny izareo, dia niditra tany amy ny
fitoerako masina taminy izany andro izany
handoto iny izareo; ary, indro, izany na-
taony teo anatiny ny tranoko.
40 Ary izany koa f' efa nampaka olona
avy lavitra, izay nanirahan' olona, izareo;
k' indro, tonga hiany izareo: ireny nandro-
anao, nanakoanao ny hodi-masonao, ary
nihaingioanao firavahana;
41 Ka nipetraka teo ambony farafara
malaza hianao, ka voa voatra ny latabatra
teo anoloany, izay nampitoeranao ny zava-
tro manetona sy ny soliko.
42 Ary nisy feony ny olona marobe tsy
manan'ahiahy teo anatiny; ary nalaina
tany an-efitra ny olona maro mamo, ha-
nampy ny faraidina; dia nanisy haba tamy
ny tànany izy mirahavavy, sy satro-bonina-
hitra tsara-tarehy teo amy ny lohany, izareo.
43 Dia nilaza ny mpijangajanga antitra
Aho, Hifampijangajanga ankehitriny v' iza-
reo sy izy?
44 Ary nisy niditra tany aminy, tahaky
ny fiditra any amy ny vehivavy mijanga-

janga; izany nidirany tany aminy Ahola
sy Ahohiba, ireo vehivavy roa mijanga-
janga.
45 Ary ny olona marina hitsara azy
araky ny fitsarana anavana mpijangajanga,
ary araky ny fitsarana anavany ny vehivavy
izay mandatsa-dra; satria mpijangajanga
izy roa, ary misy ra eo amy ny tànany.
46 F' izany no lazainy Iehôvah Andria-
manitra; Hampiakatra olona tafangona
hamely ireny Aho, ka hatolotro ireny ha-
findrafindra sy ho baboina.
47 Dia hitora-bato ireny ny olona ta-
fangona, ka hikiapa ireny amy ny saba-
trany; ny zanani-lahy, sy ny zanani-vavy,
ho vonoiny, ary ny tranony hodorany amy
ny afo.
48 Ary hampitsahatra fijangajangana amy
ny tany Aho, ary hianatra ny vehivavy
rehetra, ka tsy hanao araky ny fijangajan-
ganareo.
49 Ary hampitondra anareo ny fijanga-
janganareo izareo, ka hitondra ny faho-
tana ny amy ny sampinareo hianareo; dia
hahalala hianareo f' Izaho no Iehôvah
Andriamanitra.

## TOKO XXIV.

DIA nankeo amiko ny teniny Iehôvah,
tamy ny taona fahasivy, tamy ny volana
fahafolo, tamy ny hafoloana amy ny vo-
lana, ka nanao hoe,
2 Ry zanak'olona, soraty ho anao ny
anarany ny andro, dia izany andro izany
indrindra: ny mpanjaka any Babilona
manao fahirano any Ieriosalema aminy
izany andro izany indrindra.
3 Ary lazao ohabolana amy ny mpiana-
kavy miodina, ka atavy aminy hoe, Izany
no lazainy Iehôvah Andriamanitra; Ato-
kany ny vilany, atokany, ary asivy rano
koa eo anatiny:
4 Angony ny vaingiambaingiany ho eo
anatiny, ny vaingiany tsara rehetra, ny fé sy
ny soroka; fenoy taolana voa fantina;
5 Manalà ondry voa fantina, ka atambaro
taolana eo ambaniny; ampangotraho tsara
iny, ary aoka ho masaka eo ny taolana
izay eo anatiny.
6 Koa izany no lazainy Iehôvah Andria-
manitra; Mahita loza ny tanàna mandatsa-
-dra, ny vilany izay misy harafesina eo
anatiny, ka tsy mety ho afaka ny harafe-
siny aminy! avoahy tsirairay ny tapata-
pany; aoky tsy hisy latsa-bato aminy.
7 Fa ny rany mitoetra eo anatiny; na-
siany iny teo an-tampom-batolampy; tsy
naidiny iny tamy ny tany, hanaronany ny
vovo-tany iny:
8 Mba hampiakarana fahavinirana ham-
pijaly, nasiako kosa ny rany teo an-tam-
pom-batolampy, mba tsy ho saronana iny.
9 Koa izany no lazainy Iehôvah Andria-
manitra; Mahita loza ny tanàna mandatsa-
-dra! Izaho koa hahalehibe ny fitambaran'
afo.
10 Atohofy ny hazo, ampireheto ny afo,
amboary ny hena, ka atavy manitra dia
manitra iny, ary aoka hodorana ny taolana.
11 Dia atavy iny tsy isian-drano ambony
ny vain' afo eo, mba hafana iny, ka ho
mena ny varahiny, ary mba ho rendrikia
ny falotoany eo anatiny, handaniany ny ha-
rafesiny.
12 Efa nampanasatra tamy ny fikielezan'
aina iny; ary ny habeny ny harafesiny tsy
mety ho afaka aminy; ho eo anatiny ny afo
ny harafesiny.
13 Misy heloka eo amy ny falotoa-
nao: satria nety nanadio anao Aho, ka
tsy nety nadio hianao, tsy ho diovin' in-
tsony hianao ho afaka amy ny falotoa-
nao, mandra-pampitoerako ny fahavinirako
aminao.
14 Izaho Iehôvah efa niteny, ho avy izany,
ka hataoko; tsy hihiemotra Aho, na hian-
tra, na hiova; araky ny làlanao, ary araky
ny ataonao, hitsarana anao, hoy Iehôvah
Andriamanitra.
15 —Dia nankeo amiko ny teniny Iehô-
vah, ka nanao hoe,
16 Ry zanak'olona, indro, halaiko ho
afaka aminao indrai-mamely ny mahafina-
ritry ny masonao: kanefa tsy hisaona hia-
nao, na hitomany, ary tsy hitsoriaka ny ra-
nomasonao;
17 Misentoa eo amy ny mangingina hia-
nao, aza manao fisaonany ny maty hianao;
fehezo aminao ny hamamanao, ary asivy
amy ny tongotrao ny kiraronao, ary aza
misaro-molotra hianao, na mihinana hena-
-maty.
18 Ary niteny tamy ny olona nony ma-
raina aho; ary maty ny vadiko nony ha-
riva; dia nataoko nony maraina araky
izay efa nandidiana ahy.
19 Ary hoy ny olona tamiko, Tsy hilaza

aminay va hianao, maninona anay ireo zavatr' ireo izay ataonao?
20 Dia nanao taminy hoe aho, Nankeo amiko ny teniny Iehôvah, ka nanao hoe,
21 Atavy amy ny mpianakaviny Isiraely hoe, Izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra; Indro, ho lotoiko ny fitoerako masina, ny voninahitry ny herinareo, ny mahafinaritry ny masonareo, sy ny tiany ny fanahinareo; ary ho lavon-tsabatra ny zanakareo-lahy sy ny zanakareo-vavy izay nilaozanareo.
22 —Dia hataonareo tahaky izay nataoko; tsy hisaro-molotra hianareo, na hihinana hena-maty.
23 Ary ny hamamanareo ho amy ny lohanareo, ary ny kiraronareo ho amy ny tongotrareo; tsy hisaona, na hitomany hianareo; fa hifezaka hianareo noho ny helokareo, ka hifampitomany hianareo.—
24 Ary Ezekiela ho aminareo ho famantarana; araky izay rehetra nataony no hataonareo; raha tonga izany, dia hahalala hianareo f' Izaho no Iehôvah Andriamanitra.
25 Ary hianao, ry zanak'olona! tsy, ho amy ny andro izay hanesorako ny heriny, ny fifaliany ny voninahiny, ny mahafinaritry ny masony, sy ny iriny ny fanahiny, dia ny zanani-lahy, sy ny zanani-vavy, aminy ireny, v' iny?
26 Dia aminy izany andro izany hankanesany izay afa-mandositra ho any aminao hilaza izay efa ren-tsofina.
27 Aminy izany andro izany hanokafany ny vavanao aminy izay afa-mandositra, ary hiteny hianao, ka tsy ho moan' intsony: ary ho famantarana aminy ireny hianao; dia hahalala izareo f' Izaho no Iehôvah.

## TOKO XXV.

Dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah, ka nanao hoe,
2 Ry zanak'olona, manatreha ny zanaky Amôna, ka maminania hiteny ireny;
3 Ary lazao amy ny zanaky Amôna, Mihainoa ny teniny Iehôvah Andriamanitra; Izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra, Satria nanao hoe hianao, Sakoa! handatsa ny fitoerako masina, fa voa loto iny; ary handatsa ny tany Isiraely, fa voa rava iny; ary handatsa ny mpianakaviny Ioda, fa voa babo ireny:
4 Koa indro, dia hatolotro hianao ho any ny zanaky ny atsinanana ho fananana, ary hanao ny valamenany eo anatinao izareo, ka hamboatry ny fonenany eo anatinao: izareo hihinany ny vokatrao, ary izareo hisotro ny rononονao.
5 Dia hataoko i Raba ho fitoeran' angamenavava, ary ny zanaky Amôna ho fandrian' ondry; dia hahalala hianareo f' Izaho no Iehôvah.
6 F' izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra; Satria nitehi-tànana sy nanitsa-tongotra hianao, ka nifaly tamy ny lolom-ponao rehetra handatsa ny tany Isiraely;
7 Koa, indro, hahinjitro ny tànako aminao, ka hatolotro ho babony ny firenen-tsamihafa hianao; ary ho fongorako amy ny olona maro hianao, ka haringiako amy ny tany samihafa hianao; ho ravako hianao; dia hahalala hianao f' Izaho no Iehôvah.
8 Izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra; Satria hoy Moaba sy Seira, Indro, manahaky ny firenen-drehetra ny mpianakaviny Ioda;
9 Koa, indro, ho sokafako ny ilany Moaba hatraminy ireo tanàna, hatraminy ireo tanànany eo amy ny fari-taniny, voninahitry ny tany, i Beta-iesimota, i Bali-meona, sy Kiriataima;
10 Dia homeko azy ho fananany ny zanaky ny atsinanana hanohitry ny zanaky Amôna, mba tsy ho tsarovina ny zanaky Amôna eo amy ny firenen-tsamihafa.
11 Ary hefaiko fitsarana amy ny Moaba; dia hahalala izareo f' Izaho no Iehôvah.
12 Izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra; Satria nanao lolom-po tamy ny mpianakaviny Ioda ny Edôma, ary nanao meloka raha namaly ratsy azy izareo;
13 Koa izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra; Dia hahinjitro ny tànako amy ny Edôma, ka haringiako ny olona sy ny biby eo aminy; ary ho foanako izareo hatrany Temana; ary ho lavon-tsabatra ny eo any Dedana.
14 Ary ny tànany ny Isiraely oloko hampilatsahako ny fahatezerako amy ny Edôma: ary hanao amy ny Edôma izareo, araky ny fahatezerako, sy araky ny fahaviniràko; dia hahalala ny fahatezerako izareo, hoy Iehôvah Andriamanitra.

15 Izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra, Satria nanao fo-lentikia ny Filisitia,
ka namaly ratsy tamy ny lolom-po handringiana noho ny fandrafian' ela;
16 Koa izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra; Indro, hahinjitro ny tànako
amy ny Filisitia, dia haringiako ny Keretia,
ka ho ravako ny sisa eo amorony ny ranomasina.
17 Ary fanaranana mandoza hanefako famalian-dehibe aminy: dia hahalala izareo
f' Izaho no Iehôvah, raha mampilatsaky
ny famaliako azy Aho.

## TOKO XXVI.

Dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah, tamy ny taona faharaikia amby ny folo,
tamy ny *andro* voalohany amy ny volana,
ka nanao hoe,
2 Ry zanak'olona, satria niteny any Ieriosalema i Toro, hoe, Sakoa! efa rava izy
io, ilehy vavahadiny ny olona; niverina
tamiko izy, ho feno aho; efa rava izy:
3 Koa izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra; Indro, manohitra anao Aho, ry
*Toro*, ary hampiakatra firenena maro hamely anao Aho, tahaky ny fampiakatry ny
ranomasina ny onjany.
4 Dia handrava ny mànda any Toro izareo,
ka hampirodany ny trano fiarovana eo: dia
hamafa ny vovo-taniny ho afaka aminy
Aho, ka hataoko ho tampom-batolampy izy.
5 Ho famelaram-bovo eo anatiny ny ranomasina izy, f' efa niteny Aho, hoy Iehôvah
Andriamanitra, ary ho babony ny firenen-tsamihafa izy.
6 Ary ho vonoin-tsabatra ny zana-bohiny
izay any an-tsaha; dia hahalala izareo
f' Izaho no Iehôvah.
7 F' izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra; Indro, ho entiko hamely any
Toro i Nebiokadrezara mpanjaka any Babilona, mpanjaky ny mpanjaka, avy any
avaratra, mitondra soavaly, sy kalesy, sy
mpitaingin-tsoavaly, sy miaramila, ary olona maro.
8 Ny zana-bohitrao any an-tsaha ho vonoiny amy ny sabatra: ary hanao mànda hanodidina anao izy, ary hanao fefy hamely
anao izy, ary hanangan' ampingia hanohitra anao izy.
9 Ary hamboatry ny fitofirany hamely ny
màndanao izy, ary ny famakiny handravany ny baterinao.
10 Noho ny hamarony ny soavaliny, dia
hanarona anao ny vovo-taniny: hihiorohoro
ny màndanao noho ny fikiorodondrodony
ny mpitaingin-tsoavaly, sy ny kodia, ary ny
kalesy, raha hiditra amy ny vavahadinao
izy, tahaky ny fiditr' olona any an-tanàna
izay nasiana fandravana.
11 Ny kotron-tsoavaliny hampanitsahany
ny làlanao rehetra: ny olonao ho vonoiny
amy ny sabatra, ary ny fitoeranao mafy ho
rava hatramy ny tany.
12 Ary hamabo ny harenao izareo, ka
handroba ny fandrantoanao: ary hampirodany ny màndanao izareo, ka handrava ny
tranonao mahafinaritra: ary ny vatonao,
sy ny hazonao, ary ny vovo-taninao, hasiany eo anatiny ny rano.
13 Dia hampitsahatry ny feony ny fihiranao Aho, ka tsy ho re intsony ny fanenony
ny lokanganao.
14 Dia hataoko ho tampom-batolampy
hianao; ho famelaram-bovo hianao; tsy
hatsangan' intsony hianao: f' Izaho Iehôvah efa niteny, hoy Iehôvah Andriamanitra.
15 Izany no itenenany Iehôvah Andriamanitra any Toro; Tsy hampihiorohoro ny
nosy va ny firohondrohony ny fianjeranao,
raha mitaraina ny voa ratra, raha eo afovoanao ny voa vono?
16 Dia hidina ny mpanapaka rehetra ambony ny ranomasina amy ny lapany, ka
hanala ny lambany, sy hanesotry ny fitafiany misoratsoratra: ho saron-kovitra izareo; hipetraka amy ny tany izareo, dia
hangovitra mandrakariva, ka very hevitra
noho hianao izareo.
17 Dia hanangana fisaonana anao izareo,
ka hanao aminao hoe, Indrisy! efa rava
hianao, izay mitoetra eo amorony ny ranomasina, ny tanàna malaza, izay nahery tany
ambony ny ranomasina, izy sy mponina eo,
izay nampihiorohoro izay rehetra nitoetra
teo.
18 Ankehitriny hihiorohoro ny nosy amy
ny androny ny fianjeranao; eny, hatahotra
ny nosy izay eo anatiny ny ranomasina,
raha lasa hianao.
19 F' izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra; Raha hataoko ho tanàna rava
hianao, tahaky ny tanàna tsy onenana;
raha hampiakariko aminao ny rano lalina,
ka hanarona anao ny rano mahery;

20 Dia hampidina anao hiaraka aminy
izay midina any an-davaka, ho amy ny
olona taloha, Aho, ka hampitoetra anao
eo amy ny tany ambany indrindra, eo amy
ny fandravan'ela, hiaraka aminy izay midina
any an-davaka, mba tsy honenana hianao;
fa hasiako voninahitra eo amy ny taniny ny
velona.
21 Hataoko ho fampihiorohoroana hia-
nao, ka tsy ho eo hianao: dia ho tadiavina
hianao, ka tsy hita intsony mandrakizay,
hoy Iehôvah Andriamanitra.

## TOKO XXVII.

Dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah, ka
nanao hoe,
2 Ary hianao, ry zanak'olona, manan-
gàna fisaonana any Toro;
3 Ka lazao aminy Toro hoe, Indrisy, hia-
nao izay mitoetra eo amy ny fidirany ny
ranomasina, hianao fampandrantoany ny
olona maro amy ny nosy maro; izany no
lazainy Iehôvah Andriamanitra; Ry Toro!
hoy hianao, Tanteraka ny voninahitro.
4 Teo afovoany ny ranomasina ny fari-
trao; nahatanteraky ny voninahitrao, izay
nahatanàna anao.
5 Hazo fiera nalaina tany Senira nana-
vany ny hazo fisaka rehetra ho anao; hazo
sedera tany Lebanôna nalainy hatao salazam-
-tsambo ho anao.
6 Voamboana nalaina tany Basana nanava-
ny ny fivoinao; ivory, nasiana teo anatiny ny
hazo bokisa nalaina tamy ny nosy Kitima,
nanavany ny toko-tanin-tsambonao.
7 Hariry, sy lamba misoratsoratra, na-
laina tany Ejipity navelatrao ho lain-
-tsambonao; firakotrao ny mangamanga
sy ny maitsomaitso nalaina tamy ny fari-
-tany Elisa.
8 Matilonao ny mponina tany Zidôna sy
Arivada: mpitari-tsambonao ny olon-ken-
drinao, ry Toro.
9 Nitoetra teo aminao ho mpanampin-
-tsambonao ny loholona tany Gebala, sy
ny olôn-kendriny; ny sambo rehetra am-
bony ny ranomasina, sy ny matilony, ni-
toetra teo aminao, hanakalo ny fandran-
toanao.
10 Teo amy ny miaramilanao, olonao
miady, ny Perisia, sy ny Lioda, ary ny
Foto: ny ampingia, sy ny fiarovan-doha,
nahantony teo anatinao; nanome voninahi-
tra anao izareo.
11 Teo ambony ny màndanao mano-
didina ny zanaky Arivada, sy ny miarami-
lanao; ary teo am-baterinao ny zanaky
Gamada: ny ampingiany nahantony tamy
ny rindrin-tranonao mihiodidina; nahatan-
teraky ny voninahitrao izareo.
12 Mpandrantonao ny Tarisisa noho ny
habeny ny haren-drehetra; nitondra vola-
fotsy, vy, vifotsy, sy firaka, hamidy eo an-
-tsenanao, izareo.
13 Iavana, i Tiobala, sy Meseka, mpan-
drantonao ireo: nitondra vatan'olona, sy
fanaka varahina, hamidy eo an-tsenanao,
izareo.
14 Ny avy tamy ny mpianakaviny To-
garima nitondra soavaly, sy mpitaingin-
-tsoavaly, ary sarin-tsoavaly, hamidy eo
an-tsenanao.
15 Mpandrantonao ny zanaky Dedana:
nosy maro nanavany ny tànanao varotra:
nanatitra tandroka ivory, sy hazo mainty,
ho anao izareo.
16 Mpandrantonao ny Siria noho ny ha-
beny ny zavatra nataonao; nitondra eme-
ralida, lamba mangamanga, sy lamba mi-
soratsoratra, sy landahazo, sy voahangy,
ary vato soa, hamidy eo an-tsenanao, iza-
reo.
17 Mpandrantonao ny Ioda, sy ny eo
amy ny tany Isiraely; nitondra vary Mi-
nita sy Panaga, ary tantely, sy solikia,
ary fanafody, hamidy eo an-tsenanao, iza-
reo.
18 Mpandrantonao ny Damaseko tamy
ny hamarony ny zavatra nataonao, noho
ny habeny ny haren-drehetra: tamy ny
divay Helibôna, sy ny volon'ondry fotsy.
19 Ny Vedana sy ny Iavana avy tany
Ozala nitondra vy madio, *sy* kasia, ary
kalamiosa, hamidy eo an-tsenanao; teo an-
-tsenanao ireny.
20 Mpandrantonao ny Dedana tamy ny
lamba, fihaingioany ny mpitaingin-tsoa-
valy.
21 Ny Arabo, sy ny andriandahy Ke-
dara rehetra, nanavany ny tànanao varotra,
tamy ny zanak' ondry, sy ondri-lahy, ary
osi-lahy; ireny nivarotany taminao.
22 Mpandrantonao ny mpandranto avy
tany Sheba sy Rama; nitondra zava-ma-
nitra rehetra izay tsara indrindra, sy vato
soa rehetra, ary volamena, hamidy eo an-
-tsenanao, izareo.
23 Mpandrantonao ny Harana, sy ny

Kane, ary ny Edena, *ary* ny mpandranto
avy tany Siheba, tany Asiria, tany Kili-
mada.
24 Ireo nivarotra taminao fitafiana tsara,
lamba mangamanga, sy lamba miso-
ratsoratra, ary vata feno fitafiana tsara
voa fehy tady, ka natao hazo sedera, teo
an-tsenanao.
25 Efa rovanao, efa fanavanao varotra ny
sambo any Tarisisa; ary efa no fenoina hia-
nao, efa be voninahitra hianao teo afovoany
ny ranomasina.
26 Ny mpivoy anao nitondra anao teo afo-
voany ny rano lehibe; ny rivotra atsina-
nana namakivaky anao teo afovoany ny
ranomasina.
27 Ny harenao, sy ny tsenanao, ny zava-
tra hatakalonao, ny matilonao, sy ny mpitari-
-tsambonao, ny mpanampin-tsambonao, sy
ny mpivaro-javatrao, ary ny miaramilanao
rehetra izay eo aminao, sy eo amy ny olo-
nao rehetra izay eo anatinao, ho lavo eo
afovoany ny ranomasina amy ny androny
ny fianjeranao.
28 Hihiorohoro ny zana-bohitra, raha
mandre ny feony ny fidradradradrany ny
mpitari-tsambonao.
29 Ary izay rehetra mitana ny fivoy, ny
matilo, ny mpitari-tsambo rehetra ambony
ny ranomasina, hivoaka amy ny sambony;
hijanona eo ambony ny tany izareo;
30 Ary hampandre ny feony noho ny
nanjo anao izareo, dia hidradradradra mafy
izareo, ka hanipy vovoka amy ny lohany,
hihiosinkosin-davenona izareo.
31 Ary hanasola-loha avokoa noho hianao
izareo, ka hisikina lamba fisaonana, ary
hitomany anao amy ny fahoriam-po, *sy* amy
ny fidradradradrana mafy;
32 Ary hanangana fisaonana anao amy
ny fidradradradrany, ka hisaona anao iza-
reo, Iza no tahaka any Toro, tahaky izay
efa rava teo afovoany ny ranomasina?
33 Raha nivoaka tamy ny ranomasina ny
fananananao, dia nahavoky ny olona marobe
hianao, dia nampanan-karena ireo mpanjaka
ambony ny tany tamy ny habeny ny fanana-
nao, sy ny zavatra nataonao varotra, hianao.
34 Ankehitriny, efa no ravany ny rano-
masina teo amy ny rano lalina hianao;
efa lavo teo anatinao ny zavatra nataonao
varotra, sy ny olonao tafangona.
35 Ho gaga anao ny mponina rehetra eo
amoron-dranomasina, ary hangovitra to-
koa ireo mpanjaka eo, hivalomainty ny
tavany.
36 Ny mpandranto eo amy ny olona
maro hisiaka anao: ho fampihiorohoro-
roana hianao, ary tsy ho eo mandrakizay
hianao.

## TOKO XXVIII.

Dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah, ka
nanao hoe,
2 Ry zanak'olona, atavy amy ny andriany
Toro hoe, Izany no lazainy Iehôvah Andria-
manitra; Satria niavonavona ny fonao, ka
nanao hoe hianao, Andriamanitra aho, mi-
petraka eo amy ny fitoeran' Andriamanitra
eo afovoany ny ranomasina aho; kanjo
olona hiany hianao, ka tsy Andriamanitra,
na dia nampitoetry ny fonao tahaky ny
fon'Andriamanitra hianao:
3 Indro, hendrihendry kokoa noho i Da-
niela hianao; tsy misy zavatra miafina izay
azo hafenina aminao;
4 Ny fahendrenao sy ny fahalalanao na-
harianao harena ho anao, sy naharianao
volamena, sy volafotsy, hatao eo amy ny
firakitrao;
5 Ny habeny ny fahendrenao, *sy* ny fan-
drantoanao, nampitomboanao ny harenao,
ary nirehareha ny fonao noho ny harenao:
6 Koa izany no lazainy Iehôvah Andria-
manitra, Satria efa nampitoetry ny fonao
tahaky ny fon' Andriamanitra hianao;
7 Koa, indro, ho entiko ny vahiny ha-
mely anao, dia ny loza-be eo amy ny fire-
nen-tsamihafa; ary hampitsoaky ny saba-
trany hamely ny hatsarany ny fahendrenao
izareo, ka hanamaloky ny voninahitrao.
8 Hampidina anao any an-davaka izareo,
ka ho maty, tahaky ny fahafatesany izay
voa vono teo anatiny ny ranomasina, hianao.
9 Hilaza dia hilaza va hianao eo anatre-
hany izay mamono anao, Andriamanitra
aho? kanjo olona hiany hianao, ka tsy
Andriamanitra, eo an-tànany izay mamono
anao.
10 Ho matiny ny tànam-bahiny tahaky
ny fahafatesany ny tsy voa fora hianao:
f' Izaho efa niteny, hoy Iehôvah Andria-
manitra.
11 —Dia nankeo amiko ny teniny Iehô-
vah, ka nanao hoe,
12 Ry zanak'olona, atsangano fisaonany
ny mpanjaka any Toro, ka atavy aminy

hoe; Izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra; Efa kase tsara indrindra hianao, be fahendrena, sy voninahitra tanteraka, hianao.
13 Teo anatiny Edena, tanim-bolin' Andriamanitra, hianao; efa firakotrao ny vato soa rehetra; ny saridio, ny topazio, sy ny onikisa, ny vato Tarisisa, ny saridonikia, sy ny iasipy, ny safeiro, ny emeralida, sy ny karibonikila, ary ny volamena: ny fanavany ny amponganao sy ny sodinao namboarina teo anatinao tamy ny andro izay nanisiana anao.
14 Efa kerioba voa hosotra izay nanarona hianao; ary efa nàmpitoetra anao teo ambony ny tendrombohitra masina an' Andriamanitra Aho, nitoetra *teo* hianao; nandehandeha teo afovoany ny vato afo hianao.
15 Efa marina tamy ny làlanao hianao hatramy ny andro izay nanisiana anao, mandra-pahita heloka teo anatinao.
16 Ny habeny ny varotrao namenoany ny loza ny afovoanao, ka nanota hianao, dia nampiala anao tamy ny tendrombohitr' Andriamanitra tahaky ny zava-maloto Aho, eny, handrava anao Aho, ka tsy eo afovoany ny vato afo hianao, ry kerioba izay manarona.
17 Nampiavonavony ny fonao ny hatsara-tarehinao, ny voninahitrao nanimbanao ny fahendrenao: hanary anao amy ny tany Aho, hampitoetra anao eo anatrehany ireo mpanjaka hijereny anao Aho.
18 Tamy ny habeny ny fahotanao, dia ny heloky ny fandrantoanao, nandotoanao ireo fitoeranao masina; koa hampivoahako afo eo afovoanao izay handany anao; dia hampodiko ho lavenona any ambony ny tany hianao, eo imasony izay rehetra mijery anao.
19 Ho gaga noho hianao, izay rehetra mahalala anao eo amy ny olona maro: ho fampihiorohoroana hianao, ka tsy ho eo mandrakizay hianao.
20 —Dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah, ka nanao hoe,
21 Ry zanak'olona, manatreha any Zidôna, ary maminania hiteny azy,
22 Ka atavy hoe, Izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra; Indro, manohitra anao Aho, ry Zidôna, ary Izaho homem-boninahitra eo afovoanao: dia hahalala izareo f' Izaho no Iehôvah, raha manefa fitsarana eo anatiny Aho, ka hankalazaina eo anatiny Aho.
23 Fa hampitondraiko aretin-dratsy eo anatiny, sy ra eo an-dàlam-beny; ary ho lavony ny sabatra mamely azy manodidina ny voa ratra eo anatiny; dia hahalala izareo f' Izaho no Iehôvah.
24 Ary tsy hisy tsilo manevikia intsony, na hery mampahory ny mpianakaviny Isiraely, avy aminy izay manodidina azy, izay manao lolom-po aminy: dia hahalala izareo f' Izaho no Iehôvah Andriamanitra.
25 Izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra; Raha hangoniko ny mpianakaviny Isiraely avy amy ny olona maro izay nampielezana azy, ary hankalazainy eo imasony ny firenen-tsamihafa Aho, dia hitoetra izareo eo amy ny taniny, izay nomeko any Iakoba mpanompoko.
26 Dia hitoetra eo tsy manan'ahiahy izareo, ka hanao trano, sy tanim-boaloboka; eny, hitoetra tsy manan'ahiahy izareo, rehefa nefaiko fitsarana taminy izay manao lolom-po aminy manodidina azy; dia hahalala izareo f' Izaho no Iehôvah Andriamaniny.

## TOKO XXIX.

Nankeo amiko ny teniny Iehôvah tamy ny taona fahafolo, tamy ny *volana* fahafolo, tamy ny *andro* faharoa amby ny folo amy ny volana, ka nanao hoe,
2 Ry zanak'olona, manatreha any Farao, mpanjaka any Ejipity, ary maminania hiteny azy, sy ny Ejipity rehetra:
3 Mitenena, ka atavy hoe, Izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra; Indro, manohitra anao Aho, ry Farao, mpanjaka any Ejipity, ilehy mamba lehibe izay mandry eo anatiny ireo oniny, ka manao hoe, Ahy ny oniko, ka nataoko ho ahy.
4 Dia hasiako farango amy ny valanoranonao, ka hampireketako amy ny kiranao ny hazandrano amy ny oninao, ary hampiakatra anao hiala eo anatiny ny oninao Aho: ary ny hazandrano rehetra amy ny oninao hirekitra amy ny kiranao.
5 Ary ho roahiko any an-efitra hianao, dia hianao sy ny hazandrano rehetra amy ny oninao: ho lavo ambony ny tany hianao; tsy ho vorina, na hangonina hianao; efa nomeko ho haniny ny biby eo

amy ny tany, sy ny vorona eo amy ny la-
nitra, hianao.
6 Dia hahalala izay rehetra monina any
Ejipity f' Izaho no Iehôvah, satria efa ha-
refo hiankinany ny mpianakaviny Isiraely
izareo.
7 Raha nitantàna anao tamy ny tànanao
izareo, dia tapaka hianao, ka namaky ny
sorony avokoa hianao; ary raha niankina
taminao izareo, dia tapaka hianao, ka ni-
vaha ny vaniany rehetra.
8 Koa izany no lazainy Iehôvah Andria-
manitra; Indro hampiditra sabatra ami-
nao Aho, ka hamongotra aminao olona sy
biby.
9 Dia ho rava ka ho foana ny tany Eji-
pity; dia hahalala izareo f' Izaho no Ie-
hôvah; satria nanao hoe izy, Ahy ny ony,
ka nataoko.
10 Koa indro, manohitra anao sy ny oni-
nao Aho, ka hataoko rava dia rava, ka ho
foana, ny tany Ejipity, hatramy ny trano
fiarovana i Siene, ka hatramy ny fari-taniny
Etiopia.
11 Tsy ho diavin'olona iny, ary tsy ho
diavim-biby iny, ary tsy honenana efa-polo
taona iny.
12 Ary ho ravako ny tany Ejipity eo afo-
voany ireo tany efa rava; ary ho rava
ireo tanànany efa-polo taona eo afovoany
ireo tanàna efa rava: ary hampiely ny
Ejipity eo amy ny firenen-tsamihafa Aho,
ka hampihiahaka azy eo amy ny tany
maro.
13 Kanef' izany no lazainy Iehôvah An-
driamanitra; Raha tapitra ny efa-polo
taona, dia hangoniko ny Ejipity avy amy
ny olona izay nampielezana azy:
14 Dia hampivereniko ny Ejipity voa
babo, ka hampodiko any amy ny tany Pa-
trosa, any amy ny tany nahabe azy; ary
ho fanjakana afa-baraka eo izareo.
15 Ho fanjakana faraidina iny, ary
tsy hisandratra ambony ny firenen-tsa-
mihafa intsony iny: ary hanakely azy
Aho, ka tsy hanapaky ny firenen-tsamihafa
izareo.
16 Ary tsy ho tokiny ny mpianakaviny
Isiraely intsony izareo, mampahatsiaro he-
loka raha manatrikia hanaraky ireny iza-
reo: dia hahalala izareo f' Izaho no Iehô-
vah Andriamanitra.
17 —Dia nankeo amiko ny teniny Iehô-
vah tamy ny taona fahafito amby roa-polo,
tamy ny *volana* voalohany, tamy ny *andro*
voalohany amy ny volana, ka nanao hoe,
18 Ry zanak'olona, i Nebiokadrezara,
mpanjaka any Babilona, nampanompo
dia nampanompo mafy ny miaramilany
hamely any Toro: efa sola ny loha
rehetra, ary efa miendaka ny soroka re-
hetra, kanefa tsy nisy karama ho azy, na ho
any ny miaramilany, avy taminy Toro noho
ny fanompoana izay nataony hamely iny:
19 Koa izany no lazainy Iehôvah An-
driamanitra; Indro, homeko ho any Ne-
biokadrezara, mpanjaka any Babilona, ny
tany Ejipity, ary izy haka ny olona marobe
eo, ary ho babony sy ho rembiny iny, ka
ho tambiny ny miaramilany iny.
20 Efa nomeko azy ny tany Ejipity ho
karama noho ny fanompoana izay nataony
hamely iny, satria niasa ho Ahy izareo, hoy
Iehôvah Andriamanitra.
21 Aminy izany andro izany hampani-
riako ny tandroky ny mpianakaviny Isi-
raely; ary homeko vava misokatra eo
afovoany ireny hianao; dia hahalala izareo
f' Izaho no Iehôvah Andriamanitra.

## TOKO XXX.

Dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah, ka
nanao hoe,
2 Ry zanak'olona, maminania, ka atavy
hoe, Izany no lazainy Iehôvah Andriama-
nitra; Midradradradrà, indrisy, efa loza
ny andro!
3 Fa akeky ny andro, dia akeky ny an-
drony Iehôvah, andro be rahona: ho fo-
toany ny firenen-tsamihafa iny.
4 Ary ny sabatra handeha hamely any
Ejipity, ary hisy fahorian-dehibe any Etio-
pia, raha lavo any Ejipity ny maty, ary
baboina ny olony marobe, ary hadina ny
fanorenany.
5 Ny Etiopia, ny Foto, sy ny Lioda, sy
ny olo-mihiaroharo rehetra, sy ny Kioba,
ary ny zanaky ny taniny ny fanekena, ho
lavon-tsabatra miaraka aminy ireny.
6 Izany no lazainy Iehôvah; Ho lavo
koa izay manohana any Ejipity, ka hietry
ny fireharehany ny hery eo: ho lavon-tsa-
batra eo anatiny izareo, hatrany Migidola,
*ka hatrany* Siene, hoy Iehôvah Andriama-
nitra.
7 Ary ho rava izareo eo afovoany ireo
tany efa rava, ary ireo tanànany ho eo
afovoany ireo tanàna efa rava.

8 Dia hahalala izareo f' Izaho no Iehôvah, rehefa nampirehitr' afo tany Ejipity Aho, ka haringiana avokoa ny mpanohana azy.
9 Aminy iny andro iny hivoahany ny iraka amiko handeha an-tsambo hampatahotra any Etiopia tsi-manahy, ka hanjo azy ny fahorian-dehibe toy ny amy ny androny Ejipity; f' indro! avy iny.
10 Izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra; Ary ny tànany Nebiokadrezara mpanjaka any Babilona hampitsaharako ny olona marobe any Ejipity.
11 Izy sy ny olony momba azy, ny loza-be amy ny firenen-tsamihafa, hampandehanina handrava ny tany: ary hampitsoaky ny sabatrany hamely ny Ejipity izareo, ka hameno ny tany amy ny maty.
12 Ary hataoko maina ireo ony, ka hamidiko ny tany ho any an-tànany ny ratsi-fanahy: ary hampandravako ny tànam-bahiny ny tany, sy izay rehetra eo: Izaho Iehôvah efa niteny.
13 Izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra; Handrava ny sampy koa Aho, ary hampitsahatry ireo andriamani-poana any Nofa Aho, ary tsy hisy andriana avy amy ny tany Ejipity intsony; ary hasiako tahotra eo amy ny tany Ejipity.
14 Ary handrava any Patrosa Aho, ka hampirehitr' afo any Zoana, ary hanefa fitsarana any No Aho.
15 Ary hampilatsaky ny fahaviniràko aminy Sina, heriny Ejipity, ka hamongotry ny olona marobe any No Aho.
16 Ary raha hampirehitr' afo any Ejipity Aho, harary dia harary Sina, ka ho vaky No, ary ho ory isan'andro i Nofa.
17 Ho lavon-tsabatra ny zatovo any Avena, sy any Pi-beseta, ary ho baboina ny vehivavy.
18 Ary ho maizina ny andro any Tihapenesa, raha tapahiko eo ny tehina fitondrana any Ejipity; ary ny fireharehany ny heriny hitsahatra eo anatiny; izy tena, rahona hanarona azy, ka ho baboina ny zanani-vavy.
19 Ary hanefa fitsarana amy ny Ejipity Aho: dia hahalala izareo f' Izaho no Iehôvah.
20 —Dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah tamy ny taona faharaikia amby ny folo, tamy ny *volana* voalohany, tamy ny hafitoana amy ny volana, ka nanao hoe,
21 Ry zanak'olona! efa nanapaky ny sandriny Farao, mpanjaka any Ejipity, Aho: ary, indro, tsy ho fehezina iny ho sitrana, hasiana famehezana, mba hampahatanjaky iny hitana ny sabatra.
22 Koa izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra; Indro, manohitra any Farao, mpanjaka any Ejipity, Aho, ka ho tapahiko ny sandriny roa, dia ny matanjaka, sy ny voa tapaka; ary hampilatsaky ny sabatra ho afaka amy ny tànany Aho.
23 Ary hampiely ny Ejipity eo amy ny firenen-tsamihafa Aho, ka hampihiaka azy eo amy ny tany maro.
24 Dia hampahatanjaky ny sandriny ny mpanjaka any Babilona Aho, ka hasiako ny sabatro eo an-tànany: fa ho tapahiko ny sandriny Farao, ary hitaraina eo anatrehany amy ny fitarainany izay naratra ho faty izy.
25 Fa hampahatanjaky ny sandriny ny mpanjaka any Babilona Aho, ary ho latsaka ny sandriny Farao; dia hahalala izareo f' Izaho no Iehôvah, raha hasiako ny sabatro eo an-tànany ny mpanjaka any Babilona, ka haninjitry iny ambony ny tany Ejipity izy.
26 Ary hampiely ny Ejipity eo amy ny firenen-tsamihafa Aho, ka hampihiaka azy eo amy ny tany maro; dia hahalala izareo f' Izaho no Iehôvah.

## TOKO XXXI.

Dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah tamy ny taona faharaikia amby ny folo, tamy ny *volana* fahatelo, tamy ny voalohan' *andro* amy ny volana, ka nanao hoe,
2 Ry zanak'olona, lazao aminy Farao, mpanjaka any Ejipity, sy amy ny olony marobe, Tahaka an-jovy moa hianao eo amy ny voninahitrao?
3 Indro, hazo sedera any Lebanôna mandrantsana tsara, sady manaloka no lava, i Asiria; ary eo amy ny rantsana mikirindro ny tendrony.
4 Ny rano nahalehibe azy, ny rano lalina nahavo azy, mampandriaky ireo oniny manodidiny ny fambolena azy, ka nandefa ny reniranony tamy ny hazo rehetra any an-tsaha.
5 Koa niakatra ny hahavony tany ambony ny hazo rehetra any an-tsaha, dia nihimaro ny rantsany, ka nihialava ny sampany

noho ny habeny ny rano, raha nitsimoka
izy.
6 Teo amy ny rantsany nanavany ny
voron-drehetra amy ny lanitra ny akaniny,
ary teo ambany ny sampany niterahany ny
biby rehetra any an-tsaha, ary teo ambany
ny alokalony nitoerany ny firenen-dehibe
rehetra.
7 Ary tsara-tarehy izy eo amy ny ha-
beny, eo amy ny halavany ny sampany,
satria nahazo rano be ny fakany.
8 Tsy nahafina azy ny hazo sedera izay eo
an-tanim-bolin' Andriamanitra: ny hazo
fiera tsy nanahaky ny sampany, ary ny
hazo aviavy tsy nanahaky ny rantsany;
tsy nisy hazo teo an-tanim-bolin' Andria-
manitra nanahaka azy tamy ny hatsara-
-tarehiny.
9 Nataoko tsara-tarehy tamy ny halehi-
beny ny sampany izy: ka dia nialona azy
ny hazo rehetra tany Edena, izay teo an-
-tanim-bolin' Andriamanitra.
10 Koa izany no lazainy Iehôvah An-
driamanitra; Satria nisandratra avo tany
ambony hianao, ka nampitoetry ny tendro-
ny teo amy ny sampany mikirindro izy,
ary nirehareha ny fony tamy ny haha-
vony:
11 Dia natolotro tany an-tànany ny anan-
kiray mahery amy ny firenen-tsamihafa
izy; hiraharaha dia hiraharaha aminy izy
koa: nandroaka azy araky ny haratsiny ny
fanahiny Aho.
12 Ary ny vahiny, loza-be avy amy ny fire-
nena maro, namongotra azy, ka nandroaka
azy: latsaka tany ambony ny tendrombo-
hitra, sy teo an-dohasaha rehetra, ny sam-
pany, ka tapaka ny rantsany teo amy ny
fahalehany ny ony rehetra amy ny tany;
dia hidina hiala amy ny alokalony ny olon-
-drehetra any ambony ny tany, rehefa nan-
droaka azy izareo.
13 Ho ambony ny fandravany mitamba-
tra hitoerany ny voron-drehetra amy ny
lanitra, ary ho ambony ny sampany han-
driany ny biby rehetra any an-tsaha:
14 Mba tsy hisy hisandratra amy ny
hazo rehetra eo amoron-drano amy ny
hahavony, na hampitranga ny tendrony eo
amy ny rantsany mikirindro; ary mba tsy
hisy izay mifo-drano hitoetra eo anilany ire-
ny amy ny hahavony: fa samy natolotra ho
amy ny fahafatésana izy rehetra ho any
ambany ny tany, eo afovoany ny zanak'
olombelona hiaraka aminy izay midina ho
any an-davaka.
15 Izany no lazainy Iehôvah Andriama-
nitra; Hanangana fisaonana amy ny andro-
ny ny fidinany any am-pasana Aho; hana-
rony ny lalina noho izy Aho, dia hanam-
piny ny oniny Aho, ka hampijanony ny
rano mandriaka; ary hampisaona any Le-
banôna azy Aho, ka hisaron' aizina ny
hazo rehetra any an-tsaha noho izy.
16 Ny firohondrohony ny fianjerany nam-
pihiorohoroako ny firenen-tsamihafa, raha
nampidinako azy tany am-pasana hiaraka
aminy izay midina any an-davaka: ary
ny hazo rehetra any Edena, ny voa fantina
sy ny tsara indrindra any Lebanôna, izay
rehetra mifo-drano, hianina any ambany ny
tany.
17 Eny, izareo hiara-hidina aminy ho
any am-pasana, ho any aminy izay matin-
-tsabatra; ary izay efa ho sandriny, izay
nitoetra teo ambany ny alokalony teo afo-
voany ny firenen-tsamihafa.
18 Manahaka an-jovy moa hianao aminy
izany eo amy ny voninahitra, sy eo amy ny
fahalehibeazana, eo afovoany ny hazo any
Edena? kanefa hampidinina hianao hiara-
ka amy ny hazo any Edena ho any ambany
ny tany: handry eo afovoany ny tsy voa
fora eo aminy izay matin-tsabatra hianao.
Izany no i Farao, sy ny olony marobe re-
hetra, hoy Iehôvah Andriamanitra.

## TOKO XXXII.

Dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah
tamy ny taona faharoa amby ny folo, tamy
ny volana faharoa amby ny folo, tamy ny
voalohan' *andro* amy ny volana, ka nanao
hoe,
2 Ry zanak'olona, manangàna fisaonana
any Farao, mpanjaka any Ejipity, ka atavy
aminy hoe, Manahaky ny zana-diona eo amy
ny firenen-tsamihafa hianao, ary manahaky
ny trosona eo anatin-dranomasina hianao,
ary nivoaka nomba ny oninao, dia nametsa-
petsa ny rano tamy ny tongotrao hianao,
ka nandoto ireo oniny.
3 Izany no lazainy Iehôvah Andriama-
nitra; Dia havelatro ny fandriko hahazo
anao eo amy ny fivoriany ny olona maro;
dia hampiakatra anao eo anatiny ny fandriko
izareo.
4 Dia havelako any ambony ny tany

hianao, hariako any ambony ny saha hia-
nao, ary hampitoeriko amboninao ny vo-
ron-drehetra eo amy ny lanitra, ary hia-
nao ho vokisako ny biby rehetra eo amy ny
tany.
5 Dia hasiako ambony ny tendrombohi-
tra ny nofonao, ka ho fenoiko ny hahavo-
nao ny lohasaha.
6 Ary ny ranao handemako ny tany izay
ilomanosanao, hatramy ny tendrombohitra,
ary ho feno anao ny ony.
7 Ary raha mamono anao Aho, dia
hanarony ny lanitra Aho, ka hataoko mai-
zina ny kintana eo: hanaron-drahona ny
masoandro Aho, ka tsy hahazava ny vo-
lana.
8 Ny fahazavan-drehetra mahazava eo
amy ny lanitra hataoko maizina noho hia-
nao, ka hasiako aizina ambony ny taninao,
hoy Iehôvah Andriamanitra.
9 Dia hampahory ny fony ny olona maro
Aho, raha ho entiko ny fandravana anao
eo amy ny firenen-tsamihafa, any amy ny
tany maro izay tsy mbola fantatrao.
10 Ary hataoko ho gaga ny olona maro
noho hianao, ary ireo mpanjaka eo hihioro-
horo noho hianao, raha manodinkodiny ny
sabatro eo imasony Aho; ary samy han-
govitra mandrakariva izy rehetra noho
ny ainy, amy ny androny ny fandavoana
anao.
11 F' izany no lazainy Iehôvah Andria-
manitra; Ho avy hamely anao ny sabatry
ny mpanjaka any Babilona.
12 Ny sabatry ny mahery handavoako
ny olonao marobe, samy loza-be avy amy
ny firenen-tsamihafa izy rehetra: ary han-
drava ny fireharehany ny Ejipity izareo,
ary ny olona marobe rehetra eo haringiana.
13 Ary handringiany ny biby rehetra eo
ho afaka amy ny rano maro Aho, ary tsy
hametsapetsa ireny intsony ny tongotr' olo-
na, na hametsapetsa ireny ny kotr'omby.
14 Dia hampihieny ny ranony Aho, ka
hampandeha ny oniny tahaky ny solikia,
hoy Iehôvah Andriamanitra.
15 Raha ho ravako ny tany Ejipity, ary
ho foana ny tany ho afaka ny eo aminy
rehetra, raha hamely izay rehetra mitoetra
eo Aho, dia hahalala izareo f' Izaho no
Iehôvah.
16 Izany no fisaonana izay hisaonana
azy; ny zanaka-vaviny ny firenena maro
hitomany azy: dia hitomany azy, dia any
Ejipity sy ny olony marobe rehetra, izareo,
hoy Iehôvah Andriamanitra.
17 —Dia nankeo amiko ny teniny Iehô-
vah tamy ny taona faharoa amby ny folo,
tamy ny *andro* fahadimy amby ny folo
amy ny volana, ka nanao hoe,
18 Ry zanak'olona, mitomania ny olona
marobe any Ejipity, ka mampidìna azy, sy
ny zanaka-vaviny ny firenena maro malaza,
any ambany ny tany, hiaraka aminy izay
midina any an-davaka.
19 Iza moa no ihoaranao amy ny vonina-
hitra? midìna, ka mandria eo amy ny tsy
voa fora hianao.
20 Ho lavo eo afovoany ny matin-tsaba-
tra izareo; efa natolotra tamy ny sabatra
izy: sariho izy, sy ny olony marobe re-
hetra.
21 Ny mahery indrindra, sy ny nanampy
azy, hiteny aminy eo anatiny ny fasana:
hidina izareo, handry matin-tsabatra iza-
reo, dia ny tsy voa fora.
22 Ao i Asiria sy ny namany rehetra:
manodidina azy ny fasany: samy maty izy
rehetra, lavon-tsabatra;
23 Izay nanao ny fasany teo anilany ny
lavaka, ary ny namany manodidiny ny
fasany: samy maty izy rehetra, lavon-tsa-
batra, izay nampatahotra teo amy ny taniny
ny velona.
24 Ao i Elama, sy ny olony marobe re-
hetra manodidiny ny fasany, samy maty izy
rehetra, lavon-tsabatra, izay nidina tsy voa
fora tany ambany ny tany, izay nampata-
hotra teo amy ny taniny ny velona, kanefa
mitondra ny fahamenarany miaraka aminy
izay midina any an-davaka izareo.
25 Teo afovoany ny maty nanisiana fara-
fara ho azy, sy ny olony rehetra; manodi-
dina azy ny fasany: samy tsy voa fora izy
rehetra, matin-tsabatra: na dia nampataho-
tra teo amy ny taniny ny velona izareo, dia
mitondra ny fahamenarany miaraka aminy
izay midina any an-davaka izareo; nasiana
teo afovoany ny maty izareo.
26 Ao i Meseka, i Tobala, sy ny olony
marobe rehetra: manodidina azy ny fasany:
samy tsy voa fora izy rehetra, matin-tsaba-
tra, na dia nampatahotra teo amy ny ta-
niny ny velona izareo.
27 Ary tsy handry eo amy ny mahery, izay
efa lavo avy tamy ny tsy voa fora, izay efa
nidina tany am-pasana ambany ny fiadiany,
v' izareo? ary efa nasiany ny sabatrany ta-

ambany ny lohany, fa ny helony ho amy
ny taolany; na dia nampatahotry ny ma-
hery teo amy ny taniny ny velona izareo.
28 Eny, ho torotoro eo afovoany ny tsy
voa fora hianao, ka handry eo amy ny
matin-tsabatra.
29 Ao i Edoma, ireo mpanjakany, sy ny
andriandahiny rehetra, izay nasiana, na dia
mahery izareo, teo amy ny matin-tsabatra:
izareo handry eo amy ny tsy voa fora, sy
eo aminy izay midina any an-davaka.
30 Samy eo ny andriandahy rehetra any
avaratra, sy ny Zidona rehetra, izay nidina
niaraka tamy ny maty, na dia nampataho-
tra izareo, afa-baraka ny heriny; ary man-
dry tsy voa fora, eo amy ny matin-tsabatra,
izareo: ary mitondra ny fahamenarany
miaraka aminy izay midina any an-davaka
izareo.
31 Ho hitany Farao ireny, ka hianina
izy noho ny olony rehetra matin-tsabatra,
dia i Farao sy ny miaramilany rehetra, hoy
Iehôvah Andriamanitra.
32 Fa nataoko ny fampatahorako teo
amy ny taniny ny velona: ary izy handry
eo afovoany ny tsy voa fora, eo amy ny
matin-tsabatra, dia i Farao, sy ny olony ma-
robe rehetra, hoy Iehôvah Andriamanitra.

## TOKO XXXIII.

DIA nankeo amiko ny teniny Iehôvah, ka
nanao hoe,
2 Ry zanak'olona, mitenena amy ny za-
naky ny olonao, ka atavy aminy hoe, Raha
mampiditra sabatra amy ny tany Aho, ary
raha alainy ny tompon-tany olona amy
ny fari-taniny, ka tendreny ho mpiam-
biny izy;
3 Ary raha mahita ny sabatra miditra
amy ny tany izy, ka mampaneno ny trom-
petra, ka mananatry ny olona izy;
4 Na zovy na zovy mandre ny fanenony
ny trompetra, ka tsy mino ny anatra; raha
avy ny sabatra, ka misambotra azy, dia
ho amy ny lohany hiany ny rany.
5 Nandre ny fanenony ny trompetra izy,
ka tsy nino ny anatra, dia ho aminy hiany
ny rany. F' izay mino ny anatra hamonjy
ny ainy.
6 Fa ny mpiambina izay mahita ny saba-
tra avy, ary tsy nampaneno ny trompetra
izy, ka tsy voa anatra ny olona; raha ho
avy ny sabatra ka hisambotr' olona eo ami-
ny ireny, ho entina eo amy ny fahotany
izy; fa amy ny tànany ny mpiambina no
hitadiavako ny rany.
7 Ary hianao, ry zanak'olona, nataoko
ho mpiambiny ny mpianakaviny Isiraely
hianao, dia mihainoa ny teny avoaky ny
vavako, ka mananara azy avy amiko hia-
nao.
8 Raha hoy Izaho amy ny ratsi-fanahy,
Ho maty dia maty hianao, ry lehy ratsi-fa-
nahy: raha tàhiny tsy miteny hananatry
ny ratsi-fanahy hiala amy ny làlany hia-
nao, dia ho maty eo amy ny fahotany
lehy ratsi-fanahy; fa amy ny tànanao no
hitadiavako ny rany.
9 Ary hianao koa, raha mananatry ny
ratsi-fanahy ny amy ny làlany, hiala aminy
iny, hianao: raha tsy miala amy ny làlany
izy, ho maty eo amy ny fahotany izy; fa
ny fanahinao efa no vonjenao.
10 Ary hianao, ry zanak'olona, mitenena
amy ny mpianakaviny Isiraely; Izany no
lazainareo, hoe, Raha ho aminay ny faha-
disoanay sy ny fahotanay, ka hifetsaka eo
aminy ireny izahay; dia hataonay ahoana
no ho velona?
11 Atavy aminy hoe, Raha velona koa
Aho, hoy Iehôvah Andriamanitra; tsy
sitrako ny fahafatesany ny ratsi-fanahy;
fa ny fialany ny ratsi-fanahy amy ny
làlany, ka ho velona izy: mialà hia-
nareo, mialà hianareo amy ny làlanareo
ratsy; fa nahoana no ho maty hianareo,
ry mpianakaviny Isiraely?
12 Ary hianao, ry zanak'olona, atavy
amy ny zanaky ny olonao hoe, Ny faha-
marinany ny marina tsy hamonjy azy eo
amy ny androny ny fahadisoany: ary ny
amy ny fahotany ny ratsi-fanahy, tsy ho
lavony iny izy amy ny androny ny fialany
amy ny fahotany: ary tsy mety ho ve-
lony iny ny marina amy ny androny ny
fahotany.
13 Raha hilaza ny marina Aho, fa ho
velona dia velona izy; ary matoky ny
fahamarinany izy, ka manao izay ratsy, tsy
ho tsarovina ny fahamarinany rehetra; fa
ny fahotany izay nataony, dia hahafaty
azy iny.
14 Ary raha manao amy ny ratsi-fanahy
hoe Aho, Ho maty dia maty hianao, ary
miala amy ny fahotany izy, ka manao izay
marina sy izay mety;
15 Raha hampody ny fampitànana ny
ratsi-fanahy, hanonitry izay nangalarina,

hanaraky ny làlan'aina, ka tsy hanota, ho
velona dia velona izy, tsy ho maty izy.
16 Ny fahotany rehetra izay nataony tsy
ho tsarovina hanameloka azy akory: efa
nanao izay mety sy marina izy: ho velona
dia velona izy.
17 Kanefa hoy ny zanaky ny olonao,
Tsy mahitsy ny làlany ny Tompo:—fa ny
azy, tsy mahitsy ny làlany.
18 Raha miala ny marina amy ny faha-
marinany, ka manota, dia ho matiny iny
izy.
19 Fa raha miala ny ratsi-fanahy amy ny
fahotany, ka manao izay mety sy marina
izy; dia ho velony iny izy.
20 Kanjo hoy hianareo, Tsy mahitsy ny
làlany ny Tompo. Samy ho tsaraiko hia-
nareo rehetra araky ny làlany avy, ry mpia-
nakaviny Isiraely.
21 —Dia nankeo amiko ny anankiray izay
efa nandositra tany Ieriosalema tamy ny
faharoa amby ny folo taonany ny namaboana
antsikia, tamy ny *volana* fahafolo, tamy
ny hadimiana amy ny volana, ka nanao hoe,
Afaka ny tanàna.
22 Ary ny tànany Iehôvah latsaka ta-
miko nony hariva, dieny tsy mbola tonga
ilehy nandositra, ka nampisoka-bava ahy
iny, mandra-pihiaviny amiko nony maraina;
dia nisokatra ny vavako, ka tsy moana
intsony aho.
23 Dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah,
ka nanao hoe,
24 Ry zanak'olona, hoy ny monina eo
aminy ireo fitoeran-drava amy ny tany Isi-
raely, ka manao hoe, Iray hiany Abirahama,
ka nanany ny tany izy: fa maro isikia;
efa nomena antsikia ny tany ho fana-
nana.
25 Koa atavy aminy hoe, Izany no la-
zainy Iehôvah Andriamanitra; Mihinany
ny misy ra hianareo, ary manandratry ny
masonareo ho amy ny sampinareo, ka man-
datsa-dra: dia hanany ny tany va hia-
nareo?
26 Miankina amy ny sabatrareo hianareo,
manao zava-betaveta hianareo, ary samy
mandoto ny vadiny ny namany avy hia-
nareo rehetra: dia hanany ny tany va hia-
nareo?
27 Izany hataonao aminy ireo hoe, Izany
no lazainy Iehôvah Andriamanitra; Raha
velona koa Aho, izay lavon-tsabatra eo
aminy ireo fitoeran-drava, sy izay any an-
-tsaha, homeko ho haniny ny biby, ary
izay eo an-trano fiarovana, sy izay eo an-
-johy, ho matiny ny aretin-dratsy.
28 Ary ho ravako sy ho foanako ny
tany, ary hitsahatra ny firehareháŋy ny he-
riny; ary ho foana ny tendrombohitra Isi-
raely, ka tsy ho diavina.
29 Dia hahalala izareo f' Izaho no Ie-
hôvah, raha ho ravako sy ho foanako ny
tany noho ny fahavetavetan-drehetra izay
nataony.
30 Ary hianao, ry zanak'olona, ny za-
naky ny olonao miteny eo anilany ny rova,
sy eo amy ny varavarany ny trano, hano-
hitra anao, ary samy mifampiteny izareo,
samy manao amy ny rahalahiny avy izy
rehetra hoe, Avia angé mba hihaino izay
teny avy aminy Iehôvah.
31 Eny, mankeo aminao izareo tahaky
ny fihiaviny ny olona, ka mipetraka eo
anatrehanao *tahaky* ny oloko, ary mihaino
ny teninao izareo, kanjo tsy mankato ireny
izareo; fa maneho fitiavam-bava izareo,
kanefa lasa ny fony hanaraky ny fahihi-
rany.
32 Ary, indro, hianao aminy ireo mana-
haky ny fihiram-pitiavana nataony ny tsara
feo, ary mahay miosikia: fa mihaino ny
teninao izareo, kanjo tsy mankato ireny
izareo.
33 Ary raha avy izany, (indro, ho avy
izany) dia hahalala izareo, f' efa nisy mpa-
minany teo aminy.

## TOKO XXXIV.

Dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah, ka
nanao hoe,
2 Ry zanak'olona, maminania hiteny ny
mpiandry ny Isiraely, maminania, ka
atavy aminy hoe, dia amy ny mpiandry,
Izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra;
Mahita loza ny mpiandry ny Isiraely izay
mamahan-tena! tsy tokony hamahany ny
ondry va ny mpiandry?
3 Mihinany ny ronono hianareo, ary mi-
tafy ny volon'ondry hianareo, mamono
izay voa fahy hianareo; tsy mampihinany
ny ondry hianareo.
4 Tsy nampahatanjaky ny malemy
hianareo, ary tsy nahasitrany ny ma-
rary hianareo, na namehy ny folaka,
ary tsy nampody ny voa roaka hia-
nareo, na nitady ny very iz, fa amy ny

fanavana an-kery, sy loza, no nanapahana-
reo azy.
5 Dia niely izareo satria tsy nisy
mpiandry: ary efa no haniny ny biby dia
rehetra any an-tsaha izareo, rehefa niely
izareo.
6 Nirenireny tany ambony ny tendrom-
bohitra rehetra, sy tany ambony ny tanety
avo rehetra, ny ondriko: eny, niely tany
ambony ny tany rehetra ny ondriko, ka tsy
nisy nikiatsaka, na nitady.
7 Koa, mihainoa ny teniny Iehôvah hia-
nareo, ry mpiandri-ondry;
8 Raha velona koa Aho, hoy Iehôvah
Andriamanitra, eny, satria voa roba ny
ondriko, k' efa no haniny ny biby rehetra
any an-tsaha ny ondriko satria tsy nisy
mpiandry, ary tsy nitady ny ondriko ny
mpiandriko, fa namahan-tena ny mpian-
dry, ka tsy namahany ny ondriko;
9 Koa mihainoa ny teniny Iehôvah hia-
nareo, ry mpiandri-ondry;
10 Izany no lazainy Iehôvah Andriama-
nitra; Indro, manohitry ny mpiandry Aho;
ary hitady ny ondriko amy ny tànany
*Aho*, ka hampitsahatry ireny hamahany ny
ondry: ary tsy hamahan-tena intsony ny
mpiandry: fa hamonjy ny ondriko amy ny
tànany Aho, ka tsy ho haniny intsony ireny.
11 F' izany no lazainy Iehôvah Andria-
manitra, Indro, Izaho dia Izaho hikiatsaky
ny ondriko, ka hitady ireny Aho.
12 Tahaky ny fitadiny ny mpiandry ny
ondriny, amy ny andro izay itoerany eo
amy ny ondriny efa miely, hitadiavako
ny ondriko, sy ho vonjeko ireny amy ny
fitoeran-drehetra izay nielezany tamy ny
andro be rahona, ka maizimaizina.
13 Ary hampivoaky ireny amy ny olona
maro, sy hamory ireny amy ny tany sami-
hafa Aho, ka hitondra ireny any amy ny
taniny, sy hampihinany ireny ambony ny
tendrombohitra Isiraely eo amorony ireo
ony, sy co amy ny fonenan-drehetra eo amy
ny tany.
14 Eo amy ny ahitra tsara hampihinanako
ireny, ary ho any an-tendrombohitr'avo
any ny Isiraely ny fisokony: any han-
driany eo amy ny fisoko tsara, ary eo amy
ny ahitra mahatavy hihinanany ambony ny
tendrombohitra Isiraely.
15 Izaho hamahany ny ondriko, ary
Izaho hampandry ireny, hoy Iehôvah An-
driamanitra.
16 Ho tadiaviko ny efa very, ary ham-
podiko ny voa roaka, ary ho feheziko ny
folaka, ary hampahereziko ny malemy: fa ny
matavy, sy ny matanjaka, no ho vonoiko;
hamahany ireny amy ny fitsarana Aho.
17 Ary hianareo, ry ondriko, izany no
lazainy Iehôvah Andriamanitra; Indro,
hitsara ireo ondry ireo sy ireny ondry ireny,
ny ondri-lahy sy ny osi-lahy, Aho.
18 Nataonareo tsy ho zavatra va no ni-
hinany ny ahitra tsara? fa hanitsaky ny
ahitrareo sisa amy ny tongotrareo va hia-
nareo? ary nisotro ny rano ìalina? fa ha-
metsapetsa ny sisa amy ny tongotrareo va
hianareo?
19 Ary ny amy ny ondriko, hihinany
izay no hitsahiny ny tongotrareo izareo;
ary hisotro izay no petsapetsany ny tongo-
trareo izareo.
20 Koa izany no lazainy Iehôvah An-
driamanitra aminy ireo; Indro, Izaho dia
Izaho hitsara ny ondry matavy, sy ny on-
dry mahia.
21 Satria nanosikia tamy ny ila sy ny
soroka hianareo, ka nanoto tamy ny tan-
drokareo ny malemy rehetra, mandra-paeli-
nareo lavitra ireny;
22 Dia hamonjy ny ondriko Aho, ka tsy
ho roba intsony ireo; ary hitsara ireo
ondry ireo sy ireny ondry ireny Aho.
23 Dia hanangana mpiandry iray hitan-
driny ireny Aho, ka hamahany ireny izy,
dia i Davidy mpanompoko; hamahany
ireny izy, ary ho mpiandry ireny izy.
24 Ary Izaho Iehôvah ho Andriamaniny,
ary Davidy, mpanompoko, ho andriana eo
aminy; Izaho Iehôvah efa niteny.
25 Ary hanao fanekena fihiavanana ami-
ny Aho, ka hampitsahatry ny biby ratsy
amy ny tany: ary hitoetra soa aman-
-tsara any an-efitra izareo, ka handry any
an-ala.
26 Dia hataoko ho fitahiana ireny sy ny
fitoerana manodidiny ny tanetiko; dia
hampilatsahako ny ranonorana amy ny
fotoany; dia higiorogoroana ny fitahiana.
27 Dia hamoa ny hazo any an-tsaha, ka
hahavokatra ny tany; ary tsy hanan'ahi-
ahy eo amy ny taniny izareo, dia hahalala
izareo f' Izaho no Iehôvah, raha ho tapa-
hiko ny famehezany ny fitondrany ireny,
ka ho vonjeko ireny amy ny tànany ny
mpampanompo ireny.
28 Ary tsy ho babony ny firenen-tsami-

hafa intsony izareo, na ho laniny ny biby
amy ny tany izareo: fa hitoetra soa aman-
-tsara izareo, ka tsy hisy hampatahotra.
29 Ary hanangana Fitsimoahana malaza
ho azy Aho, ka tsy ho maty noana
intsony eo amy ny tany izareo, na hiton-
dra ny fandatsany ny firenen-tsamihafa
intsony izareo.
30 Dia hahalala izareo f' Izaho Iehôvah
Andriamaniny no momba azy, ary ho oloko
izareo, dia ny mpianakaviny Isiraely, hoy
Iehôvah Andriamanitra.
31 Ary olona hianareo, ry ondriko,
ondriny ny famahanako; Izaho no An-
driamanitrareo, hoy Iehôvah Andriama-
nitra.

## TOKO XXXV.

Dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah, ka
nanao hoe,
2 Ry zanak'olona, manatreha ny ten-
drombohitra Seira, ary maminania hi-
teny iny,
3 Ka atavy aminy hoe, Izany no lazainy
Iehôvah Andriamanitra; Indro, ry ten-
drombohitra Seira, manohitra anao Aho,
dia hahinjitro ny tànako hanohitra anao,
dia ho ravako, ka ho foanako hianao.
4 Ho ravako ireo tanànanao, ka ho foana
hianao, dia hahalala hianao f' Izaho no
Iehôvah.
5 Satria nanao lolom-po ela hianao, ka
nanolotry ny zanaky Isiraely ho amy
ny herin-tsabatra tamy ny androny ny fa-
horiany, tamy ny fotoany ny heloka fa-
rany;
6 Koa, raha velona koa Aho, hoy Iehô-
vah Andriamanitra; Dia hampodiko ho
ra hianao, ary ra hanenjikia anao: satria
tsy no halanao ny ra, dia hanenjikia anao
ny ra.
7 Dia ho ravako, ka ho foanako ny ten-
drombohitra Seira, ka ho fongorako ho
afaka eo izay mandroso sy izay miverina.
8 Ary ho fenoiko ny olony voa vono ny
tendrombohiny; ho lavo ny matin-tsabatra
eo amy ny tanetinao, sy eo amy ny loha-
sahanao, ary eo amy ny oninao rehetra.
9 Hataoko ho fandravana mandrakizay
hianao, ka tsy honenan' intsony ireo tanà-
nanao; dia hahalala hianareo f' Izaho no
Iehôvah.
10 Satria efa nanao hoe hianao, Ho ahy
ireo firenen-droa ireo, sy ireo tany roa
ireo, dia hanany ireo isikia,—na dia teo
aza Iehôvah:
11 Koa, raha velona koa Aho, hoy Ie-
hôvah Andriamanitra, dia hataoko araky
ny fahatezeranao, ary araky ny fialonanao
izay nataonao tamy ny fandrafianao azy
roa, ary Izaho tena hampahafantariko eo
aminy izy roa, raha ho tsaraiko hianao.
12 Dia hahalala hianao f' Izaho Iehô-
vah efa nandre ny fanompanao rehetra,
izay efa nitenenanao ireo tendrombohitra
Isiraely, hoe, Efa rava ireo, efa nomena
handaniantsikia ireo.
13 Ary efa nirehareha tamy ny vavanareo
hanohitra Ahy hianareo, ka nampitombo
ny teninareo hanohitra Ahy: Izaho efa
nandre.
14 Izany no lazainy Iehôvah Andriama-
nitra; Raha mifaly ny tany rehetra, dia
ho ravako hianao.
15 Tahaky ny nifalianao tamy ny fando-
vany ny mpianakaviny Isiraely, satria efa
rava iny, no hanavako anao: ho rava
hianao, ry tendrombohitra Seira, sy ny
Edoma rehetra, dia izay rehetra eo: dia
hahalala izareo f' Izaho no Iehôvah.

## TOKO XXXVI.

Ary hianao, ry zanak'olona, maminania
amy ny tendrombohitra Isiraely, ka atavy
hoe, Mihainoa ny teniny Iehôvah hianareo,
ry tendrombohitra Isiraely:
2 Izany no lazainy Iehôvah Andriama-
nitra; Satria efa niteny anareo ny fahavalo,
Sakoa! efa lasa ho fananantsikia ny ten-
drombohitr' ela:
3 Koa maminania, ka atavy hoe, Izany
no lazainy Iehôvah Andriamanitra; Satria,
eny, satria nandrava, sy nitelina anareo
manodidina izareo, k' efa fananany ny sisa
amy ny firenen-tsamihafa hianareo, ary
efa azony ny molotry ny mpiteny hianareo,
k' efa fandatsany ny olona hianareo:
4 Koa mihainoa ny teniny Iehôvah An-
driamanitra hianareo, ry tendrombohitra
Isiraely; Izany no lazainy Iehôvah An-
driamanitra amy ny tendrombohitra, sy
amy ny tanety, amy ny ony, ary amy ny
lohasaha, sy amy ny fitoeran-drava izay
efa foana, ary amy ny tanàna izay efa
nilaozana, izay efa remby sy fandatsany

ny sisa amy ny firenen-tsamihafa izay ma-
nodidina:
5 Koa izany no lazainy Iehôvah Andria-
manitra; Dia tamy ny afony ny fialonako
tokoa nitenenako ny sisa amy ny firenen-
-tsamihafa, sy ny Edoma rehetra, izay na-
nendry ny taniko ho azy ho fananana tamy
ny fifaliam-pony indrindra, tamy ny lolom-
-po be, mba ho babo ny ahitra eo.
6 Koa maminania hiteny ny tany Isi-
raely, ka lazao amy ny tendrombohitra, sy
amy ny tanety, amy ny ony, ary amy ny
lohasaha; Izany no lazainy Iehôvah An-
driamanitra; Indro, efa niteny tamy ny
fialonako sy ny fahavinirako Aho, satria
efa nitondra ny fanaratsiany ny firenen-tsa-
mihafa hianareo:
7 Koa izany no lazainy Iehovah Andria-
manitra; Efa nianiana Aho, *hoe*, Ny firenen-
-tsamihafa kosa izay manodidina anareo, dia
hitondra ny fahamenarany tokoa izareo.
8 Fa hianareo, ry tendrombohitra Isi-
raely, hanampana hianareo, ary hahavoka-
tra ho any ny Isiraely oloko hianareo: fa
madiva ho avy izareo.
9 F' indro, momba anareo Aho, ka hi-
jery anareo Aho, ary hasaina hianareo, ka
ho fafazana hianareo.
10 Ary hampitombo olona amboninareo
Aho, dia mpianakaviny Isiraely rehetra,
eny, izy rehetra; dia honenana ireo ta-
nàna, ka hamboarina ny fitoeran-drava:
11 Ary hampitombo olona sy biby am-
boninareo Aho; dia hitombo, sy hihiamaro
izareo: ary hampitoetra anareo araky ny
toetrareo fahiny Aho, ka hanisy soa
be lavitra noho ny tamy ny voalohana-
reo: dia hahalala hianareo f' Izaho no
Iehôvah.
12 Eny, hampandeha olona handia anareo
Aho, dia ny Isiraely oloko; dia hanana
anao izareo, ka ho lovany hianao, ary tsy
hampanjahitra azy intsony hianao.
13 Izany no lazainy Iehôvah Andriama-
nitra; Satria milaza aminareo izareo, Hia-
nao, ry *tany*, nandany ny olona, ka nam-
panjahitry ireo firenenao;
14 Koa tsy handany olona intsony hia-
nao, na hampanjahitry ny firenenao intsony
hianao, hoy Iehôvah Andriamanitra.
15 Ary tsy hampandre anao ny fanda-
tsany ny firenen-tsamihafa intsony Aho,
ary tsy hitondra ny fanaratsiany ny olona
intsony hianao, ary tsy hampanjahitry ireo
firenenao intsony hianao, hoy Iehôvah An-
driamanitra.
16 —Dia nankeo amiko ny teniny Iehô-
vah, ka nanao hoe,
17 Ry zanak'olona, raha nitoetra ny
mpianakaviny Isiraely teo amy ny taniny,
dia nandoto iny tamy ny làlany, sy ny za-
vatra nataony, izareo; efa nanahaky ny
falotoany ny mifadi-volana ny làlany teo
anatrehako.
18 Dia nampilatsaky ny fahavinirako ta-
miny ireny Aho noho ny ra izay nalatsany
teo amy ny tany, ary noho ny sampiny izay
nandotoany iny:
19 Ary nampiely ireny teo amy ny fire-
nen-tsamihafa Aho, ka niely teo amy ny
tany maro izareo: araky ny làlan-kale-
hany, ary araky ny zavatra nataony, nitsa-
rako ireny.
20 Ary rehefa tonga izareo tany amy ny
firenen-tsamihafa izay nalehany, dia na-
nompa ny anarako masina izareo, raha
nisy nilaza azy hoe, Olony Iehôvah ireo,
ary Izy no Tompony ny tany izay nivoa-
hany ireo.
21 Fa niantra Aho noho ny anarako
masina, izay nompany ny mpianakaviny
Isiraely teo amy ny firenen-tsamihafa izay
nalehany.
22 Koa atavy amy ny mpianakaviny Isi-
raely hoe, Izany no lazainy Iehôvah An-
driamanitra; Tsy noho hianareo no ataoko
*izany*, ry mpianakaviny Isiraely, fa noho
ny anarako masina, izay nompanareo teo
amy ny firenen-tsamihafa, izay nalehanareo.
23 Ary hanamasiny ny anarako lehibe
Aho, izay nompana teo amy ny firenen-tsa-
mihafa, izay nompanareo teo afovoany
ireny; dia hahalala ny firenen-tsamihafa
f' Izaho no Iehôvah, hoy Iehôvah Andria-
manitra, raha ho hasinina Aho noho hiana-
reo eo imasony ireny.
24 Fa haka anareo amy ny firenen-tsa-
mihafa Aho, dia hamory anareo avy amy
ny tany rehetra, ka hampiditra anareo any
amy ny taninareo.
25 Dia ho fafazako rano madio hianareo,
dia hadio hianareo: hanadio anareo Aho
ho afaka amy ny falotoanareo rehetra, sy
amy ny sampinareo rehetra.
26 Dia homeko fo vaovao hianareo, ka
hasiako fanahy vaovao eo anatinareo: ary
hesoriko ny fo vato amy ny nofonareo, ka
homeko fo nofo hianareo.

27 Ary hasiako ny Fanahiko eo anatinareo, ka hampandeha anareo hanaraky ny lalàko Aho, ary hitandrina sy hankato ny fitsarako hianareo.
28 Dia honina hianareo eo amy ny tany izay nomeko ny razanareo; ary hianareo ho oloko, ary Izaho ho Andriamanitrareo.
29 Ary hanafaka anareo amy ny falotoanareo rehetra Aho, ary hiantso ny vary, sy hampitombo iny Aho, ka tsy hanisy mosary aminareo.
30 Dia hampitomboiko ny voan-kazo, sy ny vokatry ny saha, mba tsy hahazo anareo intsony eo amy ny firenen-tsamihafa ny fandatsana noho ny mosary.
31 Dia ho tsarovinareo ny làlan-dratsinareo, sy ny zavatra nataonareo izay tsi-tsara, ka ho sosotra hianareo noho ny fahotanareo, sy ny fahavetavetanareo.
32 Aoka ho fantatrareo fa tsy noho hianareo no ataoko *izany*, hoy Iehôvah Andriamanitra; aoka ho menatra sy ho very hevitra hianareo noho ny làlan-kalehanareo, ry mpianakaviny Isiraely.
33 Izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra; Ny andro izay nanadiovako anareo tamy ny fahotanareo rehetra, no hamponenako olona ny tanànanareo, ary ny fitoeran-drava hamboarina.
34 Ary ny tany izay efa rava ela hasaina, ka tsy ho tani-lava-volo intsony iny eo imasony izay rehetra mandalo.
35 Dia hataony hoe, Io tany io, izay efa rava ela, efa manahaky ny tanim-boly Edena; ary ny tanàna izay efa foana ela, sy ny fitoeran-drava, ary ny fandravana, namboarina tsara, ka nonenana.
36 Dia hahalala ny firenen-tsamihafa izay navela hanodidina anareo f' Izaho Iehôvah namboatry ny rava, *ka* namboly ny tany foana: Izaho Iehôvah efa niteny, ka hefaiko.
37 Izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra; Izany mbola hanontaniany ny mpianakaviny Isiraely Ahy hanao izany aminy; hanamaro olona azy tahaky ny ondry Aho.
38 Tahaky ny ondry masina, tahaky ny ondry any Ieriosalema amy ny fihaonana masina eo, no hamenoany ireo tanàna rava ondry olona: dia hahalala izareo f' Izaho no Iehôvah.

## TOKO XXXVII.

Latsaka tamiko ny tànany Iehôvah, dia nampivoaka ahy ny Fanahiny Iehôvah, ka nametraka ahy teo afovoany ny lohasaha, izay efa feno taolana.
2 Dia nampandeha ahy hanodidiny ireny Izy; ary indro, efa marobe ireo teo an-dohasaha; ary, indro, efa main' indrindra ireo.
3 Ary hoy Izy tamiko, Ry zanak'olona, ho velona v' ireo taolan' ireo? Ary hoy izaho, Ry Iehôvah Andriamanitra, Hianao no mahalala.
4 Dia hoy Izy tamiko, Maminania eo ambony ireo taolan' ireo, ka atavy aminy hoe, Ry taola-maina, mihainoa ny teniny Iehôvah hianareo.
5 Izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra aminy ireo taolan' ireo; Indro, hampiditra fofon'aina eo anatinareo Aho, dia ho velona hianareo:
6 Dia hanisy ozatra anareo, sy hampaniry nofo anareo, sy hanarona hoditra anareo, ary hanisy fofon'aina eo anatinareo Aho, ka ho velona hianareo; dia hahalala hianareo f' Izaho no Iehôvah.
7 Dia naminany aho araky ny nandidiana ahy, ary nisy feo raha naminany aho, ary indro, nisy hetsikietsikia, ka nifanatona ireo taolana, taolana ho amy ny taolana.
8 Ary raha nijery aho, indro, naniry ozatra sy nofo ireny, ary nisarona hoditra ireny, fa tsy nisy fofon'aina teo anatiny.
9 Dia hoy Izy tamiko, Maminania amy ny rivotra, maminania, ry zanak'olona, ka atavy amy ny rivotra hoe, Izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra; Avia amy ny rivotr' efatra, ry fofon'aina, ka mifofofofoa amy ny voa vono, mba ho velona ireo.
10 Dia naminany aho araky izay nandidiany ahy, ka niditra ny fofon'aina tamy anatiny, dia velona izareo, ka nijoro tamy ny tongony, dia olona marobe indrindrindrindra.
11 Dia hoy Izy tamiko, Ry zanak'olona, mpianakaviny Isiraely rehetra ireo taolan' ireo: indro, hoy izareo, Efa maina ny taolantsikia, ary efa very ny fanantenantsikia; efa fongotra avokoa isikia.
12 Koa maminania, ka atavy aminy hoe, Izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra; Indro, ry oloko, hanokatry ny fasanareo, ka hampiakatra anareo amy ny fasanareo Aho, ka hampiditra anareo amy ny tany Isiraely.

13 Dia hahalala hianareo f' Izaho no Iehôvah, rehefa nanokatry ny fasanareo Aho, ka nampiakatra anareo tamy ny fasanareo, ry oloko.
14 Dia hasiako ny Fanahiko eo anatinareo, dia ho velona hianareo, ka hampitoetra anareo eo amy ny taninareo Aho: dia hahalala hianareo f' Izaho Iehôvah no niteny, ka hefaiko, hoy Iehôvah.
15 —Dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah, ka nanao hoe,
16 Ary hianao, ry zanak'olona, makà tapa-kazo iray ho anao, ka soraty aminy hoe, Ho any ny Ioda, sy ho any ny zanaky Isiraely, namany; dia makà hazo hafakoa, ka soraty aminy hoe, Ho any ny Iosefa, ny hazony ny Efiraima, sy ny mpianakaviny Isiraely rehetra, namany.
17 Ka akambano hifandrekitra ho hazo iray ho anao izy roroa; dia ho tonga iray eo an-tànanao ireo.
18 Ary raha hiteny aminao ny zanaky ny olonao, ka hanao hoe, Tsy mba hambaranao va aminay inona no ho anao ireo?
19 Atavy aminy hoe, Izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra; Indro, halaiko ny hazony ny Iosefa izay eo an-tànany ny Efiraima, sy ny fireneny Isiraely, namany, ka hasiako ireny amy ny hazony ny Ioda, ka hataoko ho hazo iray ireny, dia ho tonga iray eo an-tànako ireny.
20 Ary ho any an-tànanao eo imasony ny olona ny hazo roa izay nasianao soratra taminy.
21 Ary atavy aminy hoe, Izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra; Indro, halaiko ny zanaky Isiraely amy ny firenen-tsamihafa izay nalehany, dia hangoniko izareo manodidina, ka ho entiko ho any amy ny taniny:
22 Dia hataoko izareo ho firenen' iray eo amy ny tany, eo ambony ny tendrombohitra Isiraely, ary mpanjaka iray ho mpanjaka azy rehetra: ary tsy ho firenena roa intsony izareo, ary tsy ho zaraina ho fanjakana roa akory intsony izareo.
23 Ary tsy handoto-tena intsony izareo amy ny sampiny, sy amy ny fahavetavetany, ary amy ny fahadisoany rehetra; fa hamonjy azy ho afaka amy ny fonenany rehetra izay nanotany Aho, ka hanadio azy, ary ho oloko izareo, ary Izaho ho Andriamaniny.
24 Ary Davidy, mpanompoko, ho mpanjaka azy, ary hisy mpiandry iray ho azy rehetra; ary hanaraky ny fitsarako, sy hitandriny ny lalàko izareo, ka hankato ireny.
25 Ary hitoetra izareo eo amy ny tany izay nomeko ho any Iakoba, mpanompoko, izay nitoerany ny razanareo; dia hitoetra eo izareo, dia izareo, sy ny zanany, ary ny zafiny mandrakizay; ary Davidy, mpanompoko, ho andriana hanapaka azy mandrakizay.
26 Dia hanao fanekena fihiavanana aminy Aho; hisy fanekena mandrakizay aminy: ary hampitoetra azy sy hampitombo azy Aho, ka hasiako ny fitoerako masina eo afovoany mandrakizay.
27 Ary ny trano-laiko ho eo amboniny, ary Izaho ho Andriamaniny, ary ho oloko izareo.
28 Dia hahalala ny firenen-tsamihafa f' Izaho Iehôvah no mahamasiny ny Isiraely, raha eo afovoany mandrakizay ny fitoerako masina.

## TOKO XXXVIII.

Dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah, ka nanao hoe,
2 Ry zanak'olona, manatreha any Gôga, eo amy ny tany Magôga, andriany Rôsa, i Meseka, sy Tiobala, ary maminania hiteny azy,
3 Ka atavy hoe, Izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra; Indro, manohitra anao Aho, ry Gôga, andriany Rôsa, i Meseka, ary Tiobala;
4 Dia hampiverina anao Aho, ka hasiako farango amy ny valanoranonao, ary hampivoahako anao, sy ny miaramilanao rehetra, soavaly sy mpitaingin-tsoavaly, samy tanteraka fiomanana izy rehetra, marobe *mitondra* ampingia be, sy ampingia kely, samy mitana sabatra izy rehetra;
5 Ny Perisia, ny Kiosa, ary ny Foto, momba ireny, samy *mitondra* ampingia sy fiarovan-doha izy rehetra;
6 Ny Gomera sy ny miaramilany rehetra; ny mpianakaviny Togarima *avy amy* ny farany avaratra, sy ny miaramilany rehetra, olona marobe, momba anao.
7 Miomàna, dia miomàna hianao, dia hianao, sy ny namanao rehetra izay tafangona ho aminao, ary aoka ho mpiambina azy hianao.

8 Ho tendrena hianao rehefa afaka ny
andro maro; amy ny taona farany hidira-
nao amy ny tany nampodina afaka tamy
ny sabatra, nangonina tamy ny olona maro,
any ambony ny tendrombohitra Isiraely
izay efa rava ela; fa havoaka amy ny
firenena maro iny, ary samy hitoetra tsy
manan' ahiahy izy rehetra.
9 Dia hiakatra hianao; ho avy tahaky
ny tafio-drivotra hianao; hanahaka rahona
hanarony ny tany hianao, dia hianao, sy
ny miaramilanao rehetra, ary ny olona
maro momba anao.
10 Izany no lazainy Iehôvah Andriama-
nitra; Dia ho aminy izany andro izany
hidiran-tsaina any am-ponao, ka hamo-
rona hevi-dratsy hianao;
11 Dia hanao hoe hianao, Hiakatra any
amy ny tany maro vohitra tsi-mirova aho,
hankany aminy izay mandrifaizay, izay mi-
toetra tsy manan' ahiahy, aho, samy mi-
toetra tsi-mirova izy rehetra, ary tsy ma-
nana hidy na vavahady izareo:—
12 Nony efa hamabo sy handroba, ha-
meriny ny tànanao hamely ny fitoeran-drava
efa onenana, sy ny olona nangonina tamy
ny firenen-tsamihafa, izay efa nahary omby
sy fananana, izay mitoetra eo afovoany ny
tany, hianao.
13 Ny Siheba sy ny Dedana, ary ny
mpandranto avy tany Tarisisa, ambany ny
zana-diona rehetra eo, hanao aminao hoe,
Tonga hamabo va hianao? nanangony
ny namanao va hianao, handroba, haka
volafotsy sy volamena, hitondra omby sy
fananana, haka babo be?
14 —Koa maminania, ry zanak'olona, ka
atavy aminy Gôga hoe, Izany no lazainy
Iehôvah Andriamanitra; Tsy ho fantatrao
va, amy ny andro izay itoerany ny Isiraely
oloko tsy manan'ahiahy?
15 Dia hivoaka amy ny fonenanao, any
amy ny farany avaratra, hianao, dia hia-
nao, sy ny olona marobe momba anao, samy
mitaingin-tsoavaly izy rehetra, olona maro
sy miaramila betsaka:
16 Dia hiakatra hamely ny Isiraely oloko
hianao, tahaka an-drahona hanarony ny
tany; ho avy amy ny andro farany izany,
ka hitondra anao hamely ny taniko Aho,
mba hahafantatra Ahy ny firenen-tsami-
hafa, raha hasinina noho hianao eo imasony
Aho, ry Gôga.
17 Izany no lazainy Iehôvah Andriama-
nitra; Hianao v' izay nampilazako ela ireo
mpanompoko, mpaminany Isiraely, izay
naminany ela taminy ireny andro ireny fa
hitondra anao hamely azy Aho?
18 Ary ho aminy iny andro iny, dia amy
ny androny ny fihiaviany Gôga hamely ny
tany Isiraely, hoy Iehôvah Andriamanitra,
hiakarany ny fahavinirako ho amy ny ta-
vako.
19 Ary amy ny fialonako, amy ny afony
ny fahatezerako, itenenako; Hisy fihioro-
horoan-dehibe tokoa eo amy ny tany Isi-
raely aminy iny andro iny.
20 Dia hihiorohoro amy ny fanatrehako
ny hazandrano eo amin-dranomasina, sy
ny vorona eo amy ny lanitra, sy ny biby
any an-tsaha, sy ny zava-mandady rehetra
izay mandady amy ny tany, ary ny olon-
-drehetra izay eo ambony ny tany; dia
hianjera ny tendrombohitra, dia hirodana
ny hantsana, ka hikoa ny ampentany rehe-
tra hatramy ny tany.
21 Dia hantsoiko sabatra hanenjikia azy
any ambony ireo tendrombohitro rehetra,
hoy Iehôvah Andriamanitra: samy hifa-
mely sabatra ny mpirahalahy avy.
22 Dia hampijaly azy amy ny aretin-
-dratsy, sy amy ny ra, Aho; ka hampila-
tsaka ranonorana mandriaka, sy havandra
vaventy, afo, sy solifera, aminy, sy amy ny
miaramilany, ary amy ny olona maro izay
momba azy, Aho.
23 Dia hihialehibe sy hihiamasina Aho,
ka ho fantatra eo imasony ny firenena maro
Aho, dia hahalala izareo f' Izaho no Ie-
hôvah.

## TOKO XXXIX.

Ary hianao, ry zanak'olona, maminania
hiteny any Gôga, ka atavy hoe, Izany no
lazainy Iehôvah Andriamanitra; Indro,
manohitra anao Aho, ry Gôga, andriany
Rôsa, i Meseka, ary Tiobala:
2 Ary hampiverina anao Aho, ka hitari-
kia anao hirenireny, ary hampiakatra anao
avy amy ny farany avaratra Aho, ka hi-
tondra anao hamely ny tendrombohitra Isi-
raely:
3 Ary hamely ny tsipìkao ho afaka amy
ny tànan' ankavianao Aho, ary hampila-
tsaky ny zana-tsipìkao ho afaka amy ny
tànan' ankavananao Aho.
4 Ho lavo any ambony ny tendrombohitra
Isiraely hianao, dia hianao, sy ny miara-

milanao rehetra, ary ny olona izay momba
anao: homeko ho haniny ny voro-masiaka
rehetra manan' elatra, sy ny biby any an-
-tsaha, hianao.
5 Ho lavo ambony ny saha hianao;
f' Izaho efa niteny, hoy Iehôvah Andriama-
nitra.
6 Ary hateriko afo aminy Magôga, sy
aminy izay monina eo amy ny nosy tsy
manan' ahiahy: dia hahalala izareo f' Izaho
no Iehôvah.
7 Dia hampahafantatry ny anarako ma-
sina eo afovoany ny Isiraely oloko Aho:
ary tsy havelako ho lotoina ny anarako
masina intsony: dia hahalala ny firenen-
-tsamihafa f' Izaho no Iehôvah, ny Iray
masina eo amy ny Isiraely.
8 Indro, ho avy izany, ka hefaina, hoy Ie-
hôvah Andriamanitra; io no andro izay
nambarako.
9 Dia hivoaka izay mitoetra eo aminy
ireo tanànany Isiraely, ka hasiany afo, ka
hodorany ny fiadiana, eny, ny ampingia be
sy ny ampingia kely, ny tsipìkia sy ny
zana-tsipìkia, ary ny longy sy ny lefona:
ary fito taona hanavany afo ireny:
10 Ka tsy haka hazo any an-tsaha, na
hijinja any an-ala izareo: fa handoro ny
fiadiana anaty afo izareo: ary hamabo
izay namabo azy, sy handroba izay nan-
droba azy izareo, hoy Iehôvah Andriama-
nitra.
11 Dia homeko aminy iny andro iny ho
any Gôga tany fandevenana eo amy ny
Isiraely, ny lohasahany ny mpandeha, izay
eo atsinanany ny ranomasina; ary hisakany
ny mpandeha iny: any no handevenany
any Gôga, sy ny olony marobe rehetra: dia
hataony *iny* hoe, Lohasahany ny marobe
any Gôga.
12 Ary fito volana handevenany ny mpia-
nakaviny Isiraely ireny, mba hanadiovany
ny tany;
13 Eny, ny vahoaka rehetra amy ny tany
handeviny *ireny*; ary ho anarana ho azy
izany amy ny andro izay hankalazana Ahy,
hoy Iehôvah Andriamanitra.
14 Ary hisy olona hatokany handeha
hitety ny tany mandrakariva, hanampy ny
mpandeha handeviny izay mitoetra eo am-
bony ny tany, mba ho diovina iny: raha
tapitra ny fito volana, dia hitady izareo.
15 Ary raha tàhiny mahita taolan'olona
izay mandeha mamaky ny tany, dia ha-
nangana famantarana eo anilany, mandra-
-pahaleviny ny mpandevina iny any an-
-dohasahany ny marobe any Gôga.
16 Ary Hamôna no ho anarany ny ta-
nàna. Dia hanadio ny tany izareo.
17 Ary hianao, ry zanak'olona, izany no
lazainy Iehôvah Andriamanitra; Lazao
amy ny voron-drehetra manan'elatra, ary
amy ny biby rehetra any an-tsaha, Mi-
voria, ka mankanesa aty, miangòna, na
aiza na aiza, ho amy ny voa vonoko izay
no vonoiko ho anareo, dia marobe voa
vono any ambony ny tendrombohitra Isi-
raely, mba hihinananareo nofo, sy hisotroa-
nareo ra.
18 Hihinany ny nofony ny mahery, sy
hisotro ny rany ny andriany ny tany hia-
nareo, ny any ny ondri-lahy, ny any ny
zanak'ondry, sy ny osy, *ary* ny omby, samy
nafahy tany Basana izy rehetra.
19 Dia hihinany ny matavy mandra-pa-
havoky hianareo, ary hisotro ra mandra-
-pahamamo hianareo, amy ny voa vonoko
izay efa no vonoiko ho anareo.
20 Ary ho voky soavaly, sy mpampan-
deha ny kalesy, olo-mahery, sy mpiady
rehetra, eo ambony ny latabatro hianareo,
hoy Iehôvah Andriamanitra.
21 Dia hampitoetry ny voninahitro eo
amy ny firenen-tsamihafa Aho, ka ho hi-
tany ny firenen-drehetra ny fitsarako izay
nataoko, sy ny tànako izay nasiako taminy
ireny.
22 Ary ny mpianakaviny Isiraely haha
lala f' Izaho no Iehôvah Andriamaniny,
hatraminy izany andro izany no man-
droso.
23 Dia hahalala ny firenen-tsamihafa fa
lasa ho babo ny mpianakaviny Isiraely
noho ny fahotany; satria nanota tamiko
izareo, dia nanafiny ny tavako taminy Aho,
ka natolotro ireny tany an-tànany ny fa-
havalony, ka dia lavon-tsabatra izy re-
hetra.
24 Araky ny falotoany, ary araky ny fa-
hadisoany, nataoko taminy ireny, ka nafe-
niko ny tavako taminy ireny.
25 Kanefa izany no lazainy Iehôvah An-
driamanitra; Ankehitriny hampodiko ny
Iakoba voa babo, ka hiantràko ny mpiana-
kaviny Isiraely rehetra; dia ho saro-piaro
noho ny anarako masina Aho:
26 Rehefa nentiny ny fahamenarany, sy
ny fahotany rehetra izay nataony tamiko,

nony nitoetra soa aman-tsara teo amy ny
taniny izareo, ka tsy nisy nampatahotra;
27 Rehefa nampodiko avy tamy ny
olona, ka nangoniko avy tamy ny taniny
ny fahavalony izareo, ka hasinina Aho
noho ireny eo imasony ny firenena maro:
28 Dia hahalala izareo f' Izaho no Iehôvah
Andriamaniny, satria nampamabo
ireny teo amy ny firenen-tsamihafa Aho,
kanefa nanangony ireny ho any amy ny
taniny Aho, ka tsy navelako na iray akory
aminy ireny hitoetra any intsony.
29 Ary tsy mba hanafiny ny tavako
aminy intsony Aho; rehefa nampilatsaky
ny Fanahiko tamy ny mpianakaviny Isiraely
Aho, hoy Iehôvah Andriamanitra.

## TOKO XL.

Tamy ny fahadimby amby roa-polo taonany ny namaboana antsikia, raha vao nihierina ny taona, tamy ny hafoloana amy ny volana, tamy ny taona fahefatra amby ny folo rehefa afaka ny tanàna, taminy iny andro iny indrindra, nilatsahany ny tànany Iehôvah tamiko, dia nitondra ahy hankany Izy.
2 Teo amy ny fanindrimandrin' Andria-
manitra nitondrany ahy tany amy ny tany
Isiraely, sy nametrahany ahy tany ambony
ny tendrombohitra anankiray avo indrindra,
ary nisy teo amboniny tahaky ny endri-
-tanàna manatriky ny atsimo.
3 Dia nitondra ahy hankany Izy, ary, in-
dro, nisy lehilahy, mitarehim-barahina ny
tarehiny, mitondra tadin-drongony, sy
tsorakazo fanoharana, eny an-tànany;
dia nijanona teo am-bavahady izy.
4 Ary hoy ralehilahy tamiko; Ry zanak'
olona, jereo amy ny masonao, ka henoy
amy ny sofinao, ary ampitoero ny fonao
aminy izay rehetra hasehoko anao; fa
mba hanehoako anao zavatra no niton-
drana anao hankaty: ambarao amy ny
mpianakaviny Isiraely izay rehetra hi-
tanao.
5 Ary, indro, nisy rova teo ivelany ny
trano nanodidina, ary tsorakazo fanoha-
rana teo an-tànan-dralehilahy, enina hakihio
iny araky ny hakihio sy vodi-voam-pela-
-tànana; dia nanohatry ny sakany ny trano
izy, dia tsorakazo iray, ary ny hahavony,
dia tsorakazo iray.
6 Dia nankeo amy ny vavahady izay ma-
natriky ny atsinanana izy, ka niakatra tamy
ny ambaratonga teo; dia nanohatry ny
tokonam-bavahady izy, dia tsorakazo iray
ny sakany, ary ny tokonana hafakoa, dia
tsorakazo iray ny sakany.
7 Ary ny trano-kely, dia tsorakazo iray
ny halavany, ary tsorakazo iray ny sa-
kany: ary teo anelanelany ireo trano-kely,
dia dimy hakihio, ary ny tokonam-bava-
hady teo anatiny ny trano-fidirana amy ny
vavahady, dia tsorakazo iray.
8 Dia nanohatry ny eo anatiny ny trano-
-fidirana amy ny vavahady izy, dia tsora-
kazo iray.
9 Dia nanohatry ny trano-fidirana amy
ny vavahady izy, dia valo hakihio; ary ny
toalana teo, dia roa hakihio; ary teo anaty
ny trano-fidirana amy ny vavahady.
10 Ary ny trano-kely teo amy ny va-
vahady miantsinanana, dia telo tamy ny
ilany ety, ary telo tamy ny ilany ery:
nitovy ohatra izy telo, ary nitovy ohatra
ny toalana tamy ny ilany ety, sy tamy ny
ilany ery.
11 Dia nanohatry ny sakany ny vava-
hady fidirana izy, dia folo hakihio; telo
amby ny folo hakihio ny halavany ny vava-
hady.
12 Ary ny toko-tany teo anoloany ireo
trano-kely, dia hakihio iray *tamy ny ilany
ety*, ary hakihio iray ny toko-tany tamy ny
ilany ery: ary enina hakihio ny trano-kely
tamy ny ilany ety, ary enina hakihio tamy
ny ilany ery.
13 Dia nanohatry ny vavahady izy, ha-
tramy ny tafony ny trano-kely iray ka ha-
tramy ny tafony ny hafakoa; dimy amby
roa-polo hakihio ny sakany, anelanelany ny
varavarana mifanandrify.
14 Dia nataony ny toalana enim-polo ha-
kihio, dia hatramy ny toalana tamy ny toko-
-tany manodidiny ny vavahady.
15 Ary dimam-polo hakihio hatramy ny
ilany ny vavahady fidirana, ka hatramy
ny ilany ny trano-fidirana amy ny va-
vahady anaty.
16 Ary nisy varavaran-kely, nisy mitsi-
ambalambalana ireny, taminy ireo trano-
-kely, ka tamy ny toalana teo anatiny ny
vavahady manodidina, ary toy izany taminy
ireo trano-fidirana, ary varavaran-kely sa-
sany izay nanodidina teo anaty; ary nisy
*sarin*-kazo rofia teo amy ny toalana.

17 Dia nitondra ahy tany an-toko-tany
ivelany izy; ary, indro, nisy trano-fitoerana
sy lampivato, natao ho amy ny toko-tany
manodidina; telo-polo ny trano-fitoerana
teo ambony ny lampivato.
18 Ary ny lampivato teo amy ny ilany
ny vavahady manandrify ny halavany ny
vavahady no lampivato ambany.
19 Dia nanohatry ny sakany izy, hatreo
anoloany ny vavahady ambany teo tandri-
finy ny toko-tany anaty, tany ivelany, dia
zato hakihio miantsinanana sy mianavaratra.
20 Ary ny amy ny vavahady tamy ny
toko-tany ivelany, izay nanatriky ny avara-
tra, dia nanohatry ny halavany, sy ny sa-
kany, izy.
21 Ary ny trano-kely teo dia telo tamy ny
ilany ety, ary telo tamy ny ilany ery;
ary ny toalana teo sy ny trano-fidirana teo
nanaraky ny ohatry ny vavahady voalo-
hany; dimam-polo hakihio ny halavany,
ary dimy amby roa-polo hakihio ny sa-
kany.
22 Ary ny varavaran-kely teo, sy ny trano-
-fidirana teo, ary ny *sarin*-kazo rofia teo, na-
naraky ny ohatry ny vavahady izay nana-
triky ny atsinanana; ary tamy ny amba-
ratonga fito niakarana teo; ary nanandrify
ireny ny fidirana teo.
23 Ary ny vavahady tamy ny toko-tany
anaty nanandrify ny vavahady mianavara-
tra sy miantsinanana; dia nanohatra ha-
tramy ny vavahady, ka hatramy ny vava-
hady, izy, zato hakihio.
24 Dia nitondra ahy tamy ny làlana mia-
natsimo izy; ary, indro, nisy vavahady teo
amy ny làlana mianatsimo; dia nanohatry
ny toalana teo, sy ny trano-fidirana teo,
araky ireo ohatr' ireo, izy.
25 Ary nisy varavaran-kely sasany teo,
sy tamy ny trano-fidirana teo, nanodidina,
araky ireo varavaran-kely ireo, dimam-polo
hakihio ny halavany, ary dimy amby roa-
-polo hakihio ny sakany.
26 Ary nisy ambaratonga fito niakarana
teo, ary ny trano-fidirana teo nanandrify
ireny; ary nanana *sarin*-kazo rofia iny,
tamy ny ilany ety iray, sy tamy ny ilany
ery iray, tany ambony ny toalana teo.
27 Ary nisy vavahady teo amy ny toko-
-tany anaty manatriky ny atsimo; dia na-
nohatra hatramy ny vavahady, ka ha-
tramy ny vavahady, mianatsimo izy, zato
hakihio.
28 Dia nitondra ahy tany amy ny toko-
-tany anaty teo amy ny vavahady atsimo
izy; dia nanohatry ny vavahady atsimo,
araky ireo ohatr' ireo, izy.
29 Ary ny trano-kely teo, sy ny toalana
teo, ary ny trano-fidirana teo, nanaraky ireo
ohatr' ireo: ary nisy varavaran-kely sasany
teo, sy tamy ny trano-fiderana teo, nano-
didina; dimam-polo hakihio ny halavany, ary
dimy amby roa-polo hakihio ny sakany.
30 Ary nisy trano-fidirana sasany nano-
didina, dimy amby roa-polo hakihio ny
halavany, ary dimy hakihio ny sakany.
31 Ary ny trano-fidirana teo nanatriky ny
toko-tany ivelany; ary nisy *sarin*-kazo rofia
tambony ny toalana teo: ary ambaratonga
valo ny fiakarana teo.
32 Dia nitondra ahy tany amy ny toko-
-tany anaty manatriky ny atsinanana izy:
dia nanohatry ny vavahady araky ireo
ohatr' ireo izy.
33 Ary ny trano-kely teo, sy ny toalana teo,
ary ny trano-fidirana teo, nanaraky ireo ohatr'
ireo: ary nisy varavaran-kely sasany teo,
sy tamy ny trano-fidirana teo, nanodidina:
dimam-polo hakihio ny halavany, ary dimy
amby roa-polo hakihio ny sakany.
34 Ary ny trano-fidirana teo nanatriky ny
toko-tany ivelany; ary nisy *sarin*-kazo rofia
tambony ny toalana teo, tamy ny ilany ety,
sy tamy ny ilany ery: ary ambaratonga
valo ny fiakarana teo.
35 Dia nitondra ahy tany amy ny vava-
hady avaratra izy, ka nanohatra araky ireo
ohatr' ireo;
36 Ny trano-kely teo, ny toalana teo, sy ny
trano-fidirana teo, ary ny varavaran-kely teo
nanodidina: dimam-polo hakihio ny hala-
vany, ary dimy amby roa-polo hakihio ny
sakany.
37 Ary ny toalana teo nanatriky ny toko-
-tany ivelany; ary nisy *sarin*-kazo rofia
tambony ny toalana teo, tamy ny ilany ety,
sy tamy ny ilany ery; ary ambaratonga
valo ny fiakarana teo.
38 Ary ny trano-fitoerana sy ny fidirany
teo anilany ny andriny ny vavahady, any
nanozany ny fanatitra hodorana.
39 Ary teo amy ny trano-fidirana amy
ny vavahady nisy latabatra roa tamy ny
ilany ety, ary latabatra roa tamy ny ilany
ery, izay namonoany ny fanatitra hodorana,
sy ny fanatitra noho ny ota, ary ny fanati-
tra noho ny fahadisoana.

40 Ary latabatra roa tamy ny ilany
ivelany, raha miakatra amy ny fidirana
amy ny vavahady avaratra; ary latabatra
roa tamy ny ilany hafa, izay teo amy ny
trano-fidirana amy ny vavahady.
41 Latabatra efatra tamy ny ilany ety,
ary latabatra efatra tamy ny ilany ery,
teo anilany ny vavahady: latabatra valo,
izay namonoan-javatra.
42 Ary vato voa voatra no nanavany
ny latabatra efatra ho any ny fanatitra ho-
dorana, hakihio sy sasaka ny halavany, ary
hakihio sy sasaka ny sakany, ary hakihio
ny hahavony: ary ireny nametrahany ny
famonoana izay namonoany ny fanatitra
hodorana sy ny fanalamboady.
43 Ary nisy farango sasany, vodi-voam-
-pela-tànana *ny habeny*, voa tsatoka teo
anatiny nanodidina: ary teo ambony ny
latabatra ny nofo fanatitra.
44 Ary teo ivelany ny vavahady anaty,
ny trano-fitoerany ny mpihira, teo amy ny
toko-tany anaty, izay teo anilany ny vava-
hady avaratra; ary nanatriky ny atsimo
ny tavany; nanatriky ny avaratra ny anan-
kiray teo anilany ny vavahady atsinanana.
45 Ary hoy izy tamiko, Io trano-fitoeran'
io, izay manatriky ny atsimo, ho any ireo
mpisorona, mpitandriny ny raharahany ny
trano:
46 Ary ny trano-fitoerana, izay mana-
triky ny avaratra, ho any ireo mpisorona,
mpitandriny ny raharahany ny fivoadiana:
ireo no zanaky Zadôka, izay eo amy ny
zanaky Levy manatona any Iehôvah ha-
nompo Azy.
47 Dia nanohatry ny toko-tany izy, zato
hakihio ny halavany, ary zato hakihio ny
sakany, efa-joro iny; ary ny fivoadiana
nanandrify ny trano.
48 Dia nitondra ahy tany an-trano-fidi-
rana amy ny trano izy, ka nanohatry ny
andriny ny trano-fidirana, dimy hakihio
tamy ny ilany ety, ary dimy hakihio tamy
ny ilany ery; ary telo hakihio ny sakany
ny vavahady tamy ny ilany ety, ary telo
hakihio tamy ny ilany ery.
49 Roa-polo hakihio ny halavany ny
trano-fidirana, ary iraikia amby ny folo
hakihio ny sakany; ary teo amy ny am-
baratonga niakarana ho any; ary nisy
andry sasany teo anilany ny toalana, ny
anankiray tamy ny ilany ety, ary ny anan-
kiray tamy ny ilany ery.

## TOKO XLI.

Dia nampiditra ahy tany amy ny tempoly
izy, ka nanohatry ireo trano nasian' andry,
enina hakihio ny sakany tamy ny ilany ety,
ary enina hakihio ny sakany tamy ny
ilany ery, sakany ny trano anaty izany.
2 Ary folo hakihio ny sakany ny varava-
rana; ary dimy hakihio ny ilany ny vara-
varana tamy ny ilany ety, ary dimy ha-
kihio tamy ny ilany ery; dia nanohatry ny
halavany, efa-polo hakihio, ary ny sakany,
roa-polo hakihio, izy.
3 Dia niditra tany anaty izy, ka nano-
hatry ny toalany ny varavarana, roa ha-
kihio, ary ny varavarana, enina hakihio;
ary ny sakany ny varavarana, fito ha-
kihio.
4 Dia nanohatry ny halavany, roa-polo
hakihio, ary ny sakany, roa-polo hakihio teo
anoloany ny tempoly, izy: ary hoy izy
tamiko, Io no fitoera-masin' indrindra.
5 Dia nanohatry ny lafin-trano enina
hakihio izy; ary ny sakany ny trano-an-
-kila efatra hakihio, manodidiny ny trano
mihiodidina.
6 Ary telo amby ny telo-polo ny trano-
-an-kila, mitohy; ary ireo niditra tamy ny
lafin-trano izay nomba ireo trano-an-kila
manodidina, mba hampireketana, fa tsy ni-
rekitra tamy ny lafin-trano ireo.
7 Dia nihialehibe iny, ka nifelipelikia
manodidina, miakatra hiany hatraminy ireo
trano-an-kila; fa ny fipelipelikia amy ny
trano niakatra hiany manodidiny ny trano:
koa niakatra ny sakany ny trano, ka
dia nihialehibe ny ambany indrindra ha-
tramy ny ambony indrindra, teo an-tenante-
nany.
8 Dia nahita ny hahavony ny trano ma-
nodidina aho: ny fanorenany ireo trano-
-an-kila dia tsorakazo iray, enina hakihio
lehibe.
9 Dimy hakihio ny habeny ny lafin-trano
izay efa mety ho any ny trano-an-kila
ivelany; ary izay navela ho any ny trano
natao ho aminy ireo trano-an-kila momba
ny trano.
10 Ary roa-polo hakihio ny habeny teo
anelanelany ireo trano-fitoerana, manodi-
diny ny trano mihiodidina.
11 Ary ny varavarany ireo trano-an-
-kila nanandrify izay navela, ny vara-
varana iray nanatriky ny avaratra, ary

ny varavarana hafa nanatriky ny atsimo; ary dimy hakihio mihiodidina ny habeny ny fitoera-navela.
12 Ary fito-polo hakihio ny sakany ny rafi-trano izay nanandrify ny fitoera-mitokana tamy ny ilan' andrefana; ary dimy hakihio ny habeny ny lafiny ny rafi-trano manodidina, ary sivy folo hakihio ny halavany.
13 Dia nanohatry ny trano izy, zato hakihio ny halavany, ary zato hakihio ny halavany ny fitoera-mitokana, sy ny rafi-trano, ary ny lafin-trano teo.
14 Ary zato hakihio ny sakany ny lafin-trano sy ny fitoera-mitokana nanatriky ny atsinanana.
15 Dia nohariny ny halavany ny rafi-trano nanandrify ny fitoera-mitokana izay teo ivohony, ary ny trano mifanongoa amy ny ilany ety, sy amy ny ilany ery, dia zato hakihio, ambany ny tempoly anaty, sy ny trano-fidirana amy ny toko-tany;
16 Ireo toalam-baravarana, sy ireo varavaran-kely misy mitsiambalambalana, ary ireo trano mifanongoa manodidina eo amy ny ilany telo, manandrify ny toalam-baravarana, napetaka hazo-fisaka nanodidina; ary hatramy ny tany no miakatra ka hatraminy ireo varavaran-kely, ary nisarona ireo varavaran-kely;
17 Teo ambony ny varavarana, dia hatramy ny trano anaty, sy teo ivelany, ary hatramy ny lafin-trano rehetra manodidina, teo anaty, sy teo ivelany, an-ohatra avokoa.
18 Ary nasiana keriobima, sy hazo rofia, iny, ka nisy *sarin*-kazo rofia teo anelanelany ny kerioba sy ny kerioba; ary samy nanana tava roa avy ny kerioba;
19 Ary ny tavan' olona nanatriky ny hazo rofia tamy ny ilany ety, ary ny tavan-diona nanatriky ny hazo rofia tamy ny ilany ery: nasiana iny tamy ny trano avokoa manodidina.
20 Nasiana ny kerioba sy ny hazo rofia hatramy ny tany, ka hatrany ambony ny varavarana, sy tamy ny lafiny ny tempoly.
21 Ny amy ny tempoly, efa-joro ny toalam-baravarana, manatriky ny fitoera-masina; iray tarikia izy rehetra.
22 Telo hakihio ny hahavony ny fivoadian-kazo, ary roa hakihio ny halavany; ary hazo avokoa ny zorony, sy ny lavany, ary ny lafiny; ary hoy izy tamiko, Io no latabatra izay eo anatrehany Iehôvah.
23 Ary roa ny varavarany ny tempoly sy ny fitoera-masina.
24 Ary ny varavarana samy nanana savily roa avy, miady izy roa, roa tamy ny varavarana iray, ary roa tamy ny varavarana hafa.
25 Ary nasiana keriobima, sy hazo rofia, taminy ireny, dia tamy ny varavarany ny tempoly tahaky ny nasiana tamy ny lafin-trano; ary nisy hazo-fisaka sasany izay matevina tamy ny lafiny ny trano-fidirana teo ivelany.
26 Ary nisy varavaran-kely, nisy mitsiambalambalana ireny, sy *sarin*-kazo rofia tamy ny ilany ety, sy tamy ny ilany ery, tamy ny lafiny ny trano-fidirana, sy tamy ny trano-an-kila mirekitra amy ny trano, sy ny hazo-fisaka matevina.

## TOKO XLII.

Dia nampivoaka ahy izy ho any amy ny toko-tany ivelany, ho amy ny làlana mianavaratra, ka nitondra ahy tany an-trano-fitoerana izay nanandrify ny fitoera-mitokana, sy izay nanandrify ny rafi-trano manatriky ny avaratra.
2 Teo tandrifiny ny halavany ny zato hakihio ny varavarana avaratra, ary dimam-polo hakihio ny sakany.
3 Nisy trano mifanongoa telo mifanandrify teo tandrifiny ny roa-polo *hakihio* izay natao ho any ny toko-tany anaty, sy teo tandrifiny ny lampivato izay natao ho any ny toko-tany ivelany.
4 Ary teo tandrifiny ireo trano-fitoerana nisy fandehanana folo hakihio ny sakany anaty, làlana anankiray hakihio iray; dia nanatriky ny avaratra ny varavarany.
5 Dia nihiakely ireo trano-fitoerana ambony: fa ny trano mifanongoa malaladalaka kokoa noho ireo, noho ny ambany, ary noho ny eo afovoany ny rafi-trano.
6 Fa trano nifanongoa telo ireo, fa tsy nanana andry ireny, tahaky ny andriny ireo toko-tany; koa nihiakely ny rafi-trano noho ny ambany, sy ny afovoany, raha miakatra amy ny tany.
7 Ary dimam-polo hakihio ny halavany ny lafin-trano izay teo ivelany, nanandrify ireo trano-fitoerana, teo anilany ny toko-tany ivelany, teo anoloany ireo trano-fitoerana.

 

8 Fa dimam-polo hakihio ny halavany ireo
trano-fitoerana izay nomba ny toko-tany ive-
lany: ary, indro, zato hakihio teo tandri-
finy ny tempoly.
9 Ary nisy fidirana teo amy ny ilany
atsinanana teo ambany ireo trano-fitoeran'
ireo, raha miditra ny olona any anatiny
avy amy ny toko-tany ivelany.
10 Nisy trano-fitoerana sasany teo amy ny
hateviny ny ampentaniny ny toko-tany ma-
natriky ny atsinanana, teo tandrifiny ny
fitoera-mitokana, sy teo tandrifiny ny rafi-
-trano.
11 Ary nisy làlana teo tandrifiny ireny, na-
nahaky ny tarehiny ireo trano-fitoerana
izay nanatriky ny avaratra, mitovy ny hala-
vany, sy ny sakany, aminy ireny; ary ny
fivoahany rehetra nanaraky ny fanaony,
ary nanaraky ny varavarany.
12 Ary araky ny varavarany ireo trano-
-fitoerana izay nanatriky ny atsimo, nisy
varavarana teo an-dohan-dàlana, dia ny
teo tandrifiny ny fitoera-mitokana, làlana
teo anilany ny làlana miantsinanana ho
any amy ny fidirana eo.
13 Ary hoy izy tamiko, Ireo trano-fitoerana
manatriky ny avaratra, *sy* ireo trano-fitoerana
manatriky ny atsimo, izay eo tandrifiny ny
fitoera-mitokana, dia ny trano-fitoerana amy
ny fitoera-masina izay hihinanany ireo mpi-
sorona, izay manatona any Iehôvah, ny
zava-masin' indrindra: any no hametra-
hany ny zava-masin' indrindra, dia ny fa-
natitra ho hanina, sy ny fanatitra noho ny
ota, ary ny fanatitra noho ny fahadisoana:
fa masina ny fitoerana.
14 Raha miditra eo ny mpisorona, dia
tsy hivoaka amy ny fitoera-masina ho any
amy ny toko-tany ivelany izareo, fa hame-
traka eo ny fitafiana izay nanompoany, fa
masina ireny; ary hitafy fitafiana hafa iza-
reo, ka hanatony ny fitoerana izay ho any
ny olona.
15 Ary rehefa nanohatry ny trano anaty
izy, dia nampivoaka ahy tamy ny làlany
ny vavahady izay manatriky ny atsinanana
izy, ka nanohatry iny manodidina.
16 Nanohatry ny ilany atsinanana tamy
ny tsorakazo fanoharana izy, diman-jato
tsorakazo araky ny tsorakazo fanoharana
manodidina.
17 Nanohatry ny ilany avaratra nanodi-
dina izy, diman-jato tsorakazo araky ny
tsorakazo fanoharana.
18 Nanohatry ny ilany atsimo izy -m-
man-jato tsorakazo araky ny tsorakazo fa-
noharana.
19 Nitodikia ho amy ny ilany andrefana
izy; nanohatra diman-jato tsorakazo izy
araky ny tsorakazo fanoharana.
20 Nanohatry iny tamy ny ilany efa-
tra izy: nisy ampentany nanodidiny iny,
diman-jato ny halavany, ary diman-jato ny
sakany, hampisaraky ny fitoera-masina,
sy ny fitoeran-tsi-masina.

## TOKO XLIII.

DIA nitondra ahy ho amy ny vavahady
izy, dia ny vavahady izay manatriky ny
atsinanana:
2 Ary, indro, avy tamy ny làlana mian-
tsinanana ny voninahitry ny Andriamani-
try ny Isiraely: ary ny feony nanahaky
ny firohondrohony ny rano be; ary nam-
pirapiratry ny tany ny voninahiny.
3 Ary ny fisehoana nanahaky ny fanindri-
mandry izay efa hitako, tahaky ny fisehoana
izay efa hitako raha tonga handrava ny ta-
nàna aho, ary ny fisehoana nanahaky ny
fisehoana izay efa hitako teo amorony ny
ony Kebara; dia niankohoka aho.
4 Ary ny voninahitry Iehôvah niditra
tany an-trano tamy ny làlany ny vavahady
izay manatriky ny atsinanana.
5 Dia nanandratra ahy ny Fanahy, ka
nampiditra ahy tany amy ny toko-tany
anaty; ary, indro, efa feno ny voninahitry
Iehôvah ny trano.
6 Dia nandre anankiray niteny tamiko
avy tamy ny trano aho, ary nisy lehilahy
nijanona teo anilako.
7 Ary hoy izy tamiko, Ry zanak'olona;
io no fitoerany ny lapako, dia fitoerany ny
faladiany ny tongotro, izay hitoerako eo amy
ny zanaky Isiraely mandrakizay, ka tsy han-
doto ny anarako masina intsony ny mpia-
nakaviny Isiraely, izareo, na ny mpanja-
kany, amy ny fijangajangany, na amy ny
fatiny ny mpanjakany raha maty ireo:
8 Raha nampitoetry ny tokonany teo
anilany ny tokonako, sy ny toalam-bara-
varany teo anilany ny toalam-baravarako,
ary ny ampentany teo anelanelako sy ireny,
izareo, dia nandoto ny anarako masina,
tamy ny fahavetavetany izay nataony, iza-
reo; koa nandany azy tamy ny fahateze-
rako Aho.
9 Ankehitriny aoka hampanalavitra Ahy

ny fijangajangany, sy ny fatiny ireo mpan-
jakany, izareo; dia hitoetra eo afovoany
mandrakizay Aho.
10 Hianao, ry zanak'olona, asehoy ny
trano amy ny mpianakaviny Isiraely, mba
hampahamenatra azy ny fahotany; ary
aoka hanohatry ny sarin-trano izareo.
11 Ary raha tàhiny mampahamenatra
azy izay rehetra nataony, dia ambarao azy
ny endriky ny trano, sy ny sariny, sy ny
fivoahana aminy, sy ny fidirana aminy,
sy ny endriny rehetra, sy ny didiny rehetra,
sy ny endriny rehetra, ary ny lalàny rehe-
tra; ary soraty eo imasony, mba hitan-
dremany ny endriny rehetra, sy ny didiny
rehetra, ka hankatoavany ireny.
12 Izany no lalàny ny trano any an-
-tampon-tendrombohitra; ho masin' indrin-
dra ny faritra rehetra eo manodidina; in-
dro, izany no lalàny ny trano.
13 Ary ireo ny ohatry ny fivoadiana
araky ny hakihio: Hakihio sy vodi-voam-
-pela-tànana ny hakihio: ary hakihio ny
vavany, ary hakihio ny sakany, ary ho
irain-jehy ny ilany amy ny sisiny manodi-
dina: ary ho fitoeran' avony ny fivoa-
diana io.
14 Ary hakihio roa hatramy ny vava
ambony ny tany, ka hatramy ny fandeha-
nana ambany, ary hakihio ny sakany; ary
hakihio efatra hatramy ny fandehanan-
-kely, ka hatramy ny fandehanan-dehibe,
ary hakihio ny sakany.
15 Ary ho efatra hakihio ny fivodiana;
ary hisy tandroka efatra hatramy ny fivoa-
diana no miakatra.
16 Ho roa amby ny folo *hakihio* ny ha-
lavany ny fivoadiana, ary ho roa amby ny
folo ny sakany, efa-joro amy ny ilany
efatra.
17 Ary ho efatra amby ny folo *hakihio*
ny halavany ny fandehanana, ary ho efatra
amby ny folo ny sakany, amy ny ilany
efatra: ary ho sasaka hakihio ny sisiny
manodidiny iny; ary ho hakihio mihiodi-
dina ny vavany; dia hanatriky ny atsina-
nana ny fiakarana ho any.
18 —Ary hoy izy tamiko, Ry zanak'olona,
izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra;
Ireo no lalàny ny fivoadiana amy ny andro
hanavany iny, hanaterana fanatitra ho-
dorana eo ambouiny, sy hamafazan-dra
aminy.
19 Dia homenao ho any ireo mpisorona,
zanaky Levi, izay avy amy ny zanaky Za-
dôka, izay manatona Ahy hanompo Ahy,
vantotr'omby ho fanatitra noho ny ota, hoy
Iehôvah Andriamanitra.
20 Ary hanala amy ny rany hianao, ka
hasianao amy ny tandroka efatra *amy ny
fivoadiana*, sy amy ny zoro efatra amy ny
fandehanana, ary amy ny sisiny mano-
didina: dia hanadio iny, ka hanavotry iny
hianao.
21 Ary haka ny vantotr'omby hianao
hatao fanatitra noho ny ota, ka hodorana
iny eo amy ny fitoerana voa tendry izay eo
amy ny trano, eo ivelany ny fitoera-ma-
sina.
22 Ary amy ny andro faharoa hanate-
ranao zanak'osy tsi-manan-tsiny ho fanati-
tra noho ny ota: ary hanadio ny fivoa-
diana izareo tahaky ny nanadiovany *iny*
tamy ny vantotr'omby.
23 Rehefa vitanao ny fanadiovana, dia
haterinao vantotr'omby tsi-manan-tsiny, ary
ondri-lahy tsi-manan-tsiny nalaina tamy ny
ondry.
24 Dia hanatitry ireny eo anatrehany Ie-
hôvah hianao, ka hasiany ireo mpisorona
fanasina ireny, ka hateriny ho fanatitra ho-
dorana ho any Iehôvah.
25 Hafitoan' andro hanamboaranao isan'
andro osy ho fanatitra noho ny ota; ary
vantotr' omby, sy ondri-lahy nalaina tamy
ny ondry, tsi-manan-tsiny, hamboariny.
26 Hafitoan' andro hanavotany ny fivoa-
diana, sy hanadiovany iny, ary hanoka-
nani-tena.
27 Ary rehefa tapitra ireo andro, dia ho
amy ny andro fahavalo no mandroso, ha-
namboarany ny mpisorona ny fanatitrareo
hodorana, sy ny fanatitrareo fisaorana, eo
ambony ny fivoadiana, dia hankasitraka
anareo Aho, hoy Iehôvah Andriamanitra.

## TOKO XLIV.

Dia nampiverina ahy izy, tamy ny làlany
ny vavahadiny ny fitoera-masina ivelany,
izay manatriky ny atsinanana; dia nihidy
iny.
2 Dia hoy Iehôvah tamiko, Io vavahady
io hihidy, tsy hivoha io; ka tsy hidiran'
olona io; satria efa niditra teo Iehôvah
Andriamanitry ny Isiraely: koa hihidy
iny.
3 Ho any ny andriana iny; ny an-
driana no hipetraka eo, hihina-mofo eo

anatrehany Iehôvah; ny làlany ny trano-
-fidirana amy ny vavahady no hidirany,
ary ny làlany izany no hivoahany.
4 —Dia nitondra ahy tamy ny làlany ny
vavahady avaratra, teo tandrifiny ny trano,
izy; dia nijery aho, ary, indro, nameno ny
tranony Iehôvah ny voninahitry Iehôvah;
dia niankohoka aho.
5 Ary hoy Iehôvah tamiko, Ry zanak'
olona, alatsaho am-ponao, ka jereo amy ny
masonao, ka henoy amy ny sofinao izay
rehetra hanambarako anao, ny didy rehetra
amy ny tranony Iehôvah, sy ny lalàny re-
hetra; ary aoka ho heveriny ny fonao ny
fidirana amy ny trano, sy ny fivoahana re-
hetra amy ny fitoera-masina.
6 Ary hilaza amy ny mpiodina hianao,
dia amy ny mpianakaviny Isiraely, Izany
no lazainy Iehôvah Andriamanitra; Ry
mpianakaviny Isiraely, aoky izay hianareo
amy ny fahavetavetanareo rehetra;
7 Ny fampiditrareo ny vahiny tsy voa
fora-fo, sy tsy voa fora-nofo, ho amy ny
fitoerako masina handoto ny tranoko, raha
nanatitry ny mofoko, ny tavy sy ny ra,
hianareo, ary efa namadiky ny fanekeko
tamy ny fahavetavetanareo rehetra izareo.
8 Ary tsy nitandriny ny raharahany ireo
zavatro masina hianareo: fa nasianareo ho
anareo ny sasany ho mpitandriny ny raha-
rahako eo amy ny fitoerako masina.
9 Izany no lazainy Iehôvah Andriama-
nitra; Tsy hiditra eo amy ny fitoerako
masina ny vahiny, tsy voa fora-fo, sy tsy
voa fora-nofo, avy amy ny vahiny akory,
izay eo amy ny zanaky Isiraely.
10 Ary ny zanaky Levi izay niala lavitra
tamiko, raha nania ny Isiraely, izay nania
tamiko hanaraky ny sampiny, dia hitondra
ny helony izareo.
11 Kanefa ho mpanompo eo amy ny
fitoerako masina izareo, mpitandriny ny
vavahadiny ny trano, sy mpanompo eo an-
-trano: izareo hamono ny fanatitra hodo-
rana, sy ny fanalamboadiny ny olona, ary
izareo hijanona eo anatrehany mba hanompo
ireny.
12 Satria nanompo ireny teo anatrehany
ny sampiny izareo, ka nampahatafintohiny
ny mpianakaviny Isiraely hanota; koa
nianiana nanohitry ireny Aho, hoy Iehô-
vah Andriamanitra, ka hitondra ny helony
izareo.
13 Ary tsy hanatona Ahy hisorona ho
Ahy izareo, na hanakeky ny zavatro
masina akory eo amy ny fitoera-ma-
sin' indrindra: fa hitondra ny fahamena-
rany, sy ny fahavetavetany izay nataony,
izareo.
14 Kanefa hasiako izareo ho mpitandriny
ny raharahany ny trano amy ny fanom-
poan-drehetra eo, sy aminy izay rehetra
hatao eo.
15 Fa ny mpisorona, zanaky Levy, za-
naky Zadôka, izay nitandriny ny rahara-
hany ny fitoerako masina, raha nania ta-
miko ny zanaky Isiraely, dia hanatona
Ahy hanompo Ahy izareo, ary hijanona
eo anatrehako izareo, mba hanatitra ho
Ahy ny tavy, sy ny ra, hoy Iehôvah An-
driamanitra:
16 Izareo hiditra eo amy ny fitoerako
masina, ary izareo hanatony ny latabatro,
mba hanompo Ahy, ary hitandriny ny ra-
harahako izareo.
17 Ary raha miditra eo amy ny vavaha-
diny ny toko-tany anaty izareo, dia hitafy
lamba hariry izareo; ary tsy hisarom-bo-
lon'ondry akory izareo, raha manompo eo
amy ny vavahadiny ny toko-tany anaty, dia
eo anaty, izareo.
18 Hisatroka hariry ny lohany, ary hisa-
laka hariry ny vaniany; tsy hisikiny izay
zava-mahatsemboka akory izareo.
19 Ary rehefa hivoaka izareo hankany
amy ny toko-tany ivelany, dia ho any amy
ny toko-tany ivelany any ny olona, dia
hanala ny lamba, izay nanompoany, izareo,
ka hametraky ireny eo aminy ireo trano-fitoe-
rana amy ny fitoera-masina, ka hitafy
lamba hafa izareo; ary tsy hanamasiny ny
olona raha mitafy ny lambany izareo.
20 Ary tsy hanaratry ny lohany izareo,
na hamela ny volony haniry lava; hanety
ny volon-dohany izareo.
21 Ary tsy hisy mpisorona hisotro divay,
raha miditra eo amy ny toko-tany anaty
izareo.
22 Ary tsy hampaka-bady mpitondra-
-tena, na ny voa saotra, izareo; fa ham-
paka-bady mpitovo avy amy ny zanaky ny
mpianakaviny Isiraely, sa mpitondra-tena
izay efa vadiny ny mpisorona, izareo.
23 Ary hampianatry ny oloko hanokany
ny masina, sy ny tsi-masina, izareo, ary
hampahafantatra azy hanokany ny tsi-
-madio, sy ny madio, izareo.
24 Ary hitoetra eo amy ny fitsarana iza-

reo, raha misy miadi-teny; araky ny
fitsarako hitsarany izany: ary hitandriny
ny lalàko sy ny didiko eo amy ny fiango-
nako rehetra izareo; ary hanamasiny ireo
sabatako izareo.
25 Ary tsy hiditra any amy ny fatin'
olona handoto-tena izareo: kanefa mahazo
mandoto-tena hiany izareo amy ny *fatin-*
*-dray*, sa reny, sa zanaka-lahy, sa zanaka-
-vavy, rahalahy, anabavy izay tsy mbola
nanam-bady.
26 Ary rehefa madio izy, isao fito andro
ho azy.
27 Ary amy ny andro izay idirany any
amy ny fitoera-masina, any amy ny toko-
-tany anaty, mba hanompo eo amy ny
fitoera-masina, dia hanatitry ny fanalam-
boadiny noho ny ota izy, hoy Iehôvah
Andriamanitra.
28 Dia ho any ireny ho fandovana izany:
*ho* lovany Aho: ary tsy homenareo fana-
nana eo amy ny Isiraely ireny; Izaho no
ho fananany.
29 Izareo hihinany ny fanatitra ho ha-
nina, sy ny fanatitra noho ny ota, ary ny
fanatitra noho ny fahadisoana: ary ho azy
ny zava-drehetra atokana eo amy ny Isi-
raely.
30 Ary ny santatry ny voaloham-bokatra
rehetra, sy ny fanatitra rehetra, samy avy
amy ny fanatitrareo rehetra, ho any ny
mpisorona: dia homenareo ny santatry ny
koba-lemanareo ho any ny mpisorona, mba
hampitoerina fitahiana eo an-tranonao.
31 Ny zava-drehetra maty ho azy, sa
voa kotikotikia, na vorona, na biby, tsy
mba ho haniny ny mpisorona.

## TOKO XLV.

Ary raha mizara ny tany amy ny latsa-
-bato ho fananana hianareo, dia hitondra
fanatitra anjara masina amy ny tany ho
any Iehôvah hianareo: dimy arivo amby
roa alina *tsorahazo* ny halavany, ary iray
alina ny sakany. Ho masina iny eo amy
ny fari-taniny rehetra manodidina.
2 Hanalana aminy iny ho any ny fitoera-
-masina, diman-jato *ny halavany, ary* di-
man-jato *ny sakany*, dia efa-joro manodi-
dina; ary dimam-polo hakihio ho any ny
fitoetra-malalaka manodidiny iny.
3 Ary aminy izany ohatr' izany hanoha-
ranao ny halavany, dimy arivo amby roa
alina, ary ny sakany, iray alina: ary eo
anatiny hitoerany ny fitoera-masina, *sy* ny
fitoera-masin' indrindra.
4 Ny anjara masina amy ny tany ho any
ny mpisorona, mpanompo eo amy ny
fitoera-masina, izay hanatona hanompo any
Iehôvah: ary ho fitoerany ny tranony, ary
ho toko-tany masina hitoerany ny fitoera-
-masina, iny.
5 Ary dimy arivo amby roa alina ny
halavany, ary iray alina ny sakany, ho
any ny zanaky Levy, mpanompo eo an-
-trano, ho azy ho fananana, ny trano-fitoe-
rana roa-polo.
6 Ary ny fananana any an-tanàna home-
nareo, dimy arivo ny sakany, ary dimy
arivo amby roa alina ny halavany, teo tan-
drifiny ny anjara masina aterina: ho any
ny mpianakaviny Isiraely rehetra iny.
7 Ary ho any ny andriana ny amy ny
ilany ety, sy ny amy ny ilany ery, amy ny
anjara masina aterina, sy ny fananana any
an-tanàna, manatriky ny anjara masina ate-
rina, ary manatriky ny fananana any an-ta-
nàna, hatramy ny ilany andrefana miankan-
drefana, ka hatramy ny ilany atsinanana
miantsinanana: ary ny halavany hanan-
drify ny anjara anankiray hatramy ny fa-
ritra andrefana, ka hatramy ny faritra atsi-
nanana.
8 Ny amy ny tany, dia ho fananany eo
amy ny Isiraely iny, ka tsy hampahory ny
oloko intsony ireo andriandahiko; ary ny
tany *sisa* homeny ho any ny zanaky Isi-
raely araky ny fireneny.
9 Izany no lazainy Iehôvah Andriama-
nitra; Aoky izay hianareo, ry andrianda-
hiny ny Isiraely: manesora fandozana, sy
fandrobana, ka manava fitsarana, sy faha-
marinana; atsaharo ny fanavanareo an-
-kery amy ny oloko, hoy Iehôvah Andria-
manitra.
10 Mizana marina, sy efaha marina, ary
bata marina, no ho anareo.
11 Hiray ohatra ny efaha, sy ny bata, ka
hahatana fahafolony ny homera ny bata,
ary ho fahafolony ny homera ny efaha: ha-
naraky ny homera ny fanoharany iny.
12 Ary ho gera roa-polo ny sekely; ho
sekely roa-polo, ho sekely dimy amby roa-
-polo, ho sekely dimy amby ny folo, ny ma-
nenareo.
13 Izany no fanatitra izay haterinareo:

faheniny ny efaha avy amy ny homera amy
ny vari-vato; ary faheniny ny efaha avy
amy ny homera amy ny barily homenareo.
14 Ary ny amy ny lalàny ny solikia, batan-
-tsolikia, fahafolony ny bata avy amy ny
kora, izany no homera bata folo; fa folo
bata no homera.
15 Ary zanak'ondry iray halaina amy ny
ondry, amy ny roan-jato, amy ny ahitra
mampihiatavy amy ny Isiraely; batao ho
fanatitra ho hanina, sy ho fanatitra hodo-
rana, ary ho fanatitra fisaorana, hanavotana
azy, hoy Iehôvah Andriamanitra.
16 Ny vahoaka rehetra amy ny tany ha-
nolotr' io fanatitr' io ho any ny andriana eo
amy ny Isiraely.
17 Ary ny andriana no ho antony ny fana-
titra hodorana, sy ny fanatitra ho hanina,
ary ny fanatitr' aidina, eo aminy ireo fana-
sana, sy eo aminy ireo tsinam-bolana, ary
eo aminy ireo sabata, eo amy ny fihaonana
masina rehetra ataony ny mpianakaviny Isi-
raely: izy hamboatry ny fanatitra noho ny
ota, sy ny fanatitra ho hanina, sy ny fana-
titra hodorana, ary ny fanatitra fisaorana,
hanavotry ny mpianakaviny Isiraely.
18 Izany no lazainy Iehôvah Andriama-
nitra; Amy ny *volana* voalohany, amy ny
*andro* voalohany amy ny volana, hanalanao
vantotr'omby tsi-manan-tsiny, sy hanadio-
vanao ny fitoera-masina:
19 Dia hanalany ny mpisorona ra amy
ny fanatitra noho ny ota, ka hasiany amy
ny toalany ny trano, sy amy ny zoro efa-
tra amy ny fandehanana amy ny fivoadiana,
ary amy ny toalany ny vavahadiny ny
toko-tany anaty.
20 Ary izany no hataonao amy ny hafi-
toana amy ny volana, ho any izay rehetra
manota, sy ho any izay tsi-mahalala: dia
hanavotry ny trano hianareo.
21 Amy ny *volana* voalohany, amy ny
andro fahefatra amby ny folo amy ny vo-
lana, hananànareo ny fanasana pasaka,
hafitoan'andro; mofo tsi-masirasira ho ha-
nina.
22 Ary aminy izany andro izany hanam-
boarany ny andriana omby ho an-tena sy
ho any ny vahoaka rehetra eo amy ny
tany, hatao fanatitra noho ny ota.
23 Ary ny hafitoan'androny ny fanasana
hanamboarany fanatitra hodorana ho any
Iehôvah, omby fito sy ondri-lahy fito,
tsi-manan-tsiny, isan'andro, mandany ha-
fitoan'andro; ary zanak'osy isan'andro ho
fanatitra noho ny ota.
24 Ary hamboariny fanatitra ho hanina,
efaha ho any omby iray, ary efaha ho any
ondri-lahy iray, ary hina solikia ho any
efaha iray.
25 Amy ny *volana* fahafito, amy ny an-
dro fahadimy amby ny folo amy ny volana,
amy ny fanasana, hanamboarany tahaky
izany, mandany hafitoan' andro, araky
ny fanatitra noho ny ota, araky ny fanati-
tra hodorana, sy araky ny fanatitra ho ha-
nina, ary araky ny solikia.

## TOKO XLVI.

Izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra;
Hihidy ny vavahadiny ny toko-tany anaty
izay manatriky ny atsinanana, heneman'
andro hiasana; fa hivoha iny amy ny an-
dro sabata, ary hivoha iny amy ny andro
tsinam-bolana.
2 Dia hiditra ny andriana amy ny làlany ny
trano-fidirana amy ny vavahady ivelany, ka
hijanona eo amy ny toalany ny vavahady,
ary ireo mpisorona hamboatry ny fanatitra
hodorana, sy ny fanatitra fisaorana, ate-
riny *lehy andriana*, ary hivavaka eo amy
ny tokonany ny vavahady izy; dia hivoaka
izy, ary ny vavahady tsy hidiana mandra-
-pahariva ny andro.
3 Ary ny vahoaka amy ny tany hiva-
vaka eo am-baravarany io vavahady io,
eo anatrehany Iehôvah, aminy ireo sabata
sy aminy ireo tsinam-bolana.
4 Ary ny fanatitra hodorana izay hate-
riny ny andriana ho any Iehôvah amy ny
andro sabata, zanak'ondry enina tsi-ma-
nan-tsiny, ary ondri-lahy iray tsi-manan-
-tsiny.
5 Ary ny fanatitra ho hanina, efaha ho
any ondri-lahy iray, ary ny fanatitra ho ha-
nina ho any ireo zanak'ondry araky ny
zaka ny tànany, ary hina solikia ho any
efaha iray.
6 Ary ho amy ny andro tsinam-bolana
vantotr'omby iray tsi-manan-tsiny, sy za-
nak'ondry enina, ary ondri-lahy iray: tsi-
-hanan-tsiny ireo.
7 Dia hamboariny fanatitra ho hanina,
efaha ho any vantotr'omby iray, ary efaha
ho any ondri-lahy iray, ary ho any ireo za-
nak'ondry araky ny tratry ny tànany,
ary hina solikia ho any efaha iray.

8 Ary raha miditra ny andriana, amy ny làlany ny trano-fidirana amy ny vavahady no hidirany, ary amy ny làlana eo no *hivoahany*.

9 Fa raha miditra eo anatrehany Iehôvah eo amy ny fihaonana masina ny vahoaka amy ny tany, amy ny làlany ny vavahady atsimo hivoahany izay miditra amy ny làlany ny vavahady avaratra hivavaka; ary amy ny làlany ny vavahady avaratra hivoahany izay miditra amy ny làlany ny vavahady atsimo; tsy hiverina izy amy ny làlany ny vavahady izay nidirany, fa hivoaka manandrify iny izy.

10 Ary ny andriana ho eo afovoany ny *olona*; raha miditra izareo, dia hiditra izy; ary raha mivoaka izareo, dia hivoaka izy.

11 Ary eo amy ny fanasana, sy eo amy ny fihaonana masina, hatao ny fanatitra ho hanina, efaha ho any omby iray, ary efaha ho any ondri-lahy iray, ary ho any ireo *zanak'ondry* araky ny zaka ny tànany, ary hina solikia ho any ny efaha.

12 Ary raha hamboariny ny andriana fanati-tsitra-po hodorana, sa fanati-tsitra-po fisaorana, ho any Iehôvah, dia ho *vohana* ny vavahady izay manatriky ny atsinanana izy, dia hamboatry ny fanatiny *hodorana*, sy ny fanatiny fisaorana, izy, araky izay namboariny tamy ny andro sabata; dia hivoaka izy, ary ny vavahady hidiana rehefa nivoaka izy.

13 Dia hamboarinao isan'andro fanatitra hodorana ho any Iehôvah, zanak'ondry, izay iray taona, tsi-manan-tsiny; isa-*maraina* hanamboaranao iny.

14 Dia hamboarinao hanampy iny fanatitra ho hanina isa-maraina, faheniny ny efaha, sy fahatelony ny hina solikia handemany ny koba soa, ho fanatitra ho hanina *mandrakariva*, araka lalàna mandrakizay, ho any Iehôvah.

15 *Dia* hamboarina ny zanak'ondry, sy ny fanatitra ho hanina, ary ny solikia, isa-maraina, ho fanatitra hodorana mandrakariva.

16 Izany no lazainy Iehôvah Andriamanitra; Raha homeny ny andriana zavatra ho any izay mety ho zanany, dia ho lovany ny *zanany iny*; dia ho fananany amy ny fandovana *iny*.

17 Fa raha homeny zavatra avy amy ny lovany ho any izay mety ho mpanompony, dia ho azy iny hatramy ny taona fandefasana; dia hody ho any ny andriana iny; fa ho any ny zanany hiany ny lovany.

18 Ary ny andriana tsy haka ny lovany ny olona akory, hanao an-kery handroaka azy amy ny fananany; hampandova ny zanany ny avy amy ny fananany hiany izy, mba tsy hielezana ny oloko akory ho afaka amy ny fananany avy.

19 ——Dia nampiditra ahy izy, tamy ny fidirana izay teo anilany ny vavahady ho any an-trano-fitoerany ireo mpisorona amy ny fitoera-masina, izay manatriky ny avaratra; ary, indro, nisy fitoerana teo an-danin--droa niankandrefana.

20 Ary hoy izy tamiko, Io no fitoerana izay hahandroany ireo mpisorona ny fanatitra noho ny fahadisoana, sy ny fanatitra noho ny ota, izay hanendasany ny fanatitra ho hanina, mba tsy hamoahany ireny ho any amy ny toko-tany ivelany hanamasiny ny olona.

21 Dia nampivoaka ahy ho any amy ny toko-tany ivelany izy, ka nampandeha ahy ho amy ny zoro efatra amy ny toko-tany; ary, indro, nisy toko-tany teo amy ny zoro efatra amy ny toko-tany.

22 Nisy toko-tany kelikely kokoa teo amy ny zoro efatra amy ny toko-tany, efa--polo *hakihio* ny halavany, ary telo-polo *hakihio* ny sakany, nitovy ohatra ireo zoro efatr' ireo.

23 Ary nisy filaharana manodidina azy efatra teo anatiny ireny, ary fitoerana fahandroana natao teo ambany ny filaharana manodidina.

24 Ary hoy izy tamiko; Ireo no fitoerany ny mpahandro, izay hahandroany ny mpanompo eo an-trano ny fanalamboadiny ny olona.

## TOKO XLVII.

Dia nampiverina ahy ho amy ny varavarany ny trano izy; ary, indro, rano nivoaka teo ambany ny tokonam-baravarany ny trano hiantsinanana; fa nanatriky ny atsinanana ny trano; ary ny rano nitsoriaka teo ambany ny ilan' ankavanany ny trano, teo amy ny ilan' atsimony ny fivoadiana.

2 Dia nampivoaka ahy teo amy ny làlany ny vavahady mianavatra izy, ka nampandeha ahy tamy ny làlana ivelany ho amy ny vavahady ivelany, hahazo ny làlana izay

manatriky ny atsinanana; ary, indro, rano
nitsoriaka teo amy ny ilan' ankavanana.
3 Raha nivoaka hiantsinanana ny lehi-
lahy izay nitondra tady teny an-tànany, dia
nanohatr' arivo hakihio izy, ka niton-
dra ahy nita ny rano; efa hakitrokely ny
rano.
4 Dia nanohatr' arivo izy, ka nitondra
ahy nita ny rano; efa halohalikia ny rano.
Nanohatr' arivo indray izy, ka nitondra ahy
nita; efa havaniana ny rano.
5 Nanohatr' arivo indray izy, efa ony
izay tsy azoko hitana; fa niakatra ny
rano ho rano hilomanosana, ho ony izay tsy
azo hitana.
6 Dia hoy izy tamiko, Ry zanak'olona,
efa hitanao va? dia nampandeha ahy izy,
ka nampiverina ahy ho any amorony ny
ony.
7 Rehefa niverina aho, indro, teo amorony
ny ony, nisy hazo betsak' indrindra, teo
amorony ety sy teo amorony ery.
8 Dia hoy izy tamiko, Ireo rano ireo mi-
voaka ho amy ny tany atsinanana, dia man-
driaka ho any an-efitra, ka mankany
an-dranomasina; rehefa tonga tany an-
-dranomasina, dia ho sitrana ny rano.
9 Ary ho velona ny zava-manan'aina re-
hetra izay mihietsikietsikia, na aiza na
aiza halehany ny ony; ary ho marobe in-
drindra ny hazandrano, satria hankeo
ireo rano ireo; ary ho sitrana izareo,
ka ho velona izay rehetra halehany ny
ony.
10 Ary hijanona eo amorony, ny mpa-
movo, hatrany En-gedy, ka hatrany En-
-egilaima; any hamelaram-bovo; ny ha-
zandrano eo hanaraky ny fombany, ho
marobe indrindra tahaky ny hazandrano
eo an-dranomasin-dehibe.
11 Fa tsy ho sitrana ny tany mandrevo eo,
sy ny honahona eo; efa foy ho fana-
sina ireo.
12 Ary eo anilany ny ony haniriany ny
hazo rehetra ho fihinana eo amorony ety,
sy eo amorony ery, tsy halazo ny raviny,
ary tsy ho lany ny voany; hahavokatra
voam-baovao araky ny volany avy ireo,
satria nivoaka tamy ny fitoera-masina ny
ranony; ary ho fihinana ny voany, ary ho
fanafody ny raviny.
13 Izany no lazainy Iehôvah Andriama-
nitra; Io no fari-tany, araky izay hizara-
nareo ny tany ho lovany ny fireneny Isi-
raely roa amby ny folo; ho any ny Iosefa
anjara *roa*.
14 Ary samy hisalahy handova iny hiana-
reo, araky izay efa nianianako hanome iny
ho any ny razanareo; ary ho lasa ho lo-
vanareo io tany io.
15 Ary io no fari-tany amy ny faritr'
avaratra hatramy ny ranomasin-dehibe, eo
amy ny làlana mankany Hetilona, hatra-
my ny fidirana any Zedada:
16 I Hamata, i Berôta, i Sebaraima, izay
eo anelanelany ny faritry Damaseko, sy ny
faritry Hamata; i Hazera-hatikôna, izay
eo amy ny faritry Haorana.
17 Ary ny fari-tany hatramy ny ranoma-
sina no ho i Hazari-enona, faritry Dama-
seko, sy ny avaratra mianavaratra, ary ny
faritry Hamata; ary io no ho faritry ny
avaratra.
18 Ary ny faritry ny atsinanana hihia-
trany Haorana, sy Damaseko, ary Gileada,
ary hatramy ny tany Isiraely eo amorony
Ioridany; hoharinareo hatramy ny fari-tany
eo amorony ny ranomasina atsinanana; ary
io no ho faritry ny atsinanana.
19 Ary ny faritry ny atsimo mianatsimo
hatrany Tamara, ka hatramy ny ranony
Meribôta-kadesa, dia ny ony mankany an-
-dranomasin-dehibe; io no ho faritry ny
atsimo mianatsimo.
20 Ary ny faritry ny andrefana no ho rano-
masin-dehibe hatramy ny fari-tany manan-
drify ny fidirana any Hamata; io no ho
faritry ny andrefana.
21 Dia ho zarainareo io tany io ho ana-
reo araky ny fireneny Isiraely.
22 Ary latsa-bato hizaranareo iny ho fan-
dovana ho anareo, sy ho any ny vahiny
izay mivahiny eo aminareo, izay efa nitera-
-jaza teo aminareo; ary ho anareo ireny ta-
haky ny tompon-tany eo amy ny zanaky
Isiraely: hiara-kandova aminareo eo amy
ny fireneny Isiraely izareo.
23 Ary izay firenena hitoerany ny vahi-
ny, any no hanomezanareo azy ny fando-
vany, hoy Iehôvah Andriamanitra.

## TOKO XLVIII.

Ary ireto no anarany ireo fokom-pirenena:
Hatramy ny farany avaratra, ka hatramy
ny faritry ny làlana mankany Hetilona,
hatramy ny fidirana any Hamata, i Ha-
zari-enona, ny faritry Damaseko mianа-

varatra hatramy ny faritry Hamata; ary
ireo no fari-taniny atsinanana *sy* andre-
fana; i Dana, iray.
2 Ary eo anilany ny fari-taniny Dana,
hatramy ny faritr' atsinanana, ka hatramy
ny faritr' andrefana; i Asera, iray.
3 Ary eo anilany ny fari-taniny Asera,
hatramy ny faritr' atsinanana, ka hatramy
ny faritr' andrefana; i Nafitaly, iray.
4 Ary eo anilany ny fari-taniny Nafitaly,
hatramy ny faritr' atsinanana, ka hatramy
ny faritr' andrefana; i Manase, iray.
5 Ary eo anilany ny fari-taniny Manase,
hatramy ny faritr' atsinanana, ka hatramy
ny faritr' andrefana; i Efiraima, iray.
6 Ary eo anilany ny fari-taniny Efiraima,
hatramy ny faritr' atsinanana, ka hatramy
ny faritr' andrefana; i Riobena, iray.
7 Ary eo anilany ny fari-taniny Riobena,
hatramy ny faritr' atsinanana, ka hatramy
ny faritr' andrefana; Ioda, iray.
8 Ary eo anilany ny fari-taniny Ioda, ha-
tramy ny faritr' atsinanana, ka hatramy ny
faritr' andrefana, hisiany ny anjara izay ha-
terinareo, dimy arivo amby roa alina ny
sakany, ary ny halavany mitovy amy ny
anjara anankiray, hatramy ny faritr' atsina-
nana, ka hatramy ny faritr' andrefana, ary
ny fitoera-masina ho eo afovoany.
9 Ny anjara izay haterinareo ho any Ie-
hôvah, ho dimy arivo amby roa alina ny
halavany, ary iray alina ny sakany.
10 Ary ho any ireny, dia ho any ny mpiso-
rona, ny anjara masina aterina; mianavara-
tra, dimy arivo amby roa alina *ny halavany*,
ary miankandrefana, iray alina ny sakany;
ary miantsinanana, iray alina ny sakany;
ary mianatsimo, dimy arivo amby roa alina
ny halavany; ary ny fitoera-masina any
Iehôvah ho eo afovoany:
11 Dia ho any ny mpisorona, izay no ha-
sinina avy tamy ny zanaky Zadôka, izay
nitandriny ny raharahako, ka tsy nania
raha nania ny zanaky Isiraely, araky izay
naniavany ny zanaky Levy.
12 Ary ny anjarany ny tany izay nate-
rina, ho masin' indrindra ho any ireny, eo
anilany ny fari-taniny ny zanaky Levy.
13 Ary ny zanaky Levy *hanana* dimy
arivo amby roa alina ny halavany, ary iray
alina ny sakany, eo tandrifiny ny fari-
-taniny ireo mpisorona: dimy arivo amby
roa alina ny halavany rehetra, ary iray alina
ny sakany.
14 Ary tsy hivarotry iny na kely akory
izareo, na hanakalo, na hampiala ny voalo-
ham-bokatra amy ny tany; fa masina ho
any Iehôvah *iny*.
15 Ary ny dimy arivo, izay navela teo
amy ny sakany teo tandrifiny ny dimy
arivo amby roa alina, no ho fitoeran-tsi-
-masina, ho any ny tanàna, ho fonenana, ary
ho fitoera-malalaka: ary ny tanàna ho eo
afovoany.
16 Ary ireo no ho fanoharany, diman-jato
amby efatra arivo ny faritr' avaratra; ary
diman-jato amby efatra arivo ny faritr'
atsimo; ary diman-jato amby efatra arivo
ny faritr' atsinanana; ary diman-jato amby
efatra arivo ny faritr' andrefana.
17 Ary ho dimam-polo amby roan-jato
ny fitoera-malalaka amy ny tanàna, mia-
navaratra; ary dimam-polo amby roan-
-jato, mianatsimo; ary dimam-polo amby
roan-jato, miantsinanana; ary dimam-polo
amby roan-jato, miankandrefana.
18 Ary ny halavany ny sisa, eo tandri-
finy ny anjara masina aterina, ho iray alina
miantsinanana, ary iray alina miankandre-
fana; dia hanandrify ny anjara masina ate-
rina iny; ary ny vokatra eo ho haniny
izay manompo any an-tanàna.
19 Ary izay manompo any an-tanàna ha-
nompo eo, avy amy ny fireneny Isiraely re-
hetra.
20 Ny anjara aterina rehetra ho dimy arivo
amby roa alina ny halavany, ary toy izany ny
sakany koa; haterinareo ny anjara ma-
sina efa-joro, hanampy ny fananany ny
tanàna.
21 Dia ho any ny andriana ny sisa eo an-
-daniny roa amy ny anjara masina aterina, sy
ny fananany ny tanàna, eo tandrifiny ny dimy
arivo amby roa alina amy ny anjara, mana-
triky ny faritr' atsinanana, ary miankandre-
fana eo tandrifiny ny dimy arivo amby roa
alina, manatriky ny faritr' andrefana, eo
tandrifiny ny anjarany ny andriana; ary ho
anjara masina aterina iny; ary ny fitoera-
-masina momba ny trano ho eo afovoany.
22 Ary ny hatramy ny fananany ny zanaky
Levy, hatramy ny fananany ny tanàna, eo
afovoany izay any ny andriana, eo anelane-
lany ny faritry Ioda, sy ny faritry Benia-
mina, dia ho any ny andriana.
23 Ary ny amy ny firenena sisa; hatra-
my ny faritr' atsinanana, ka hatramy ny fa-
ritr' andrefana; i Beniamina, iray.

24 Ary eo anilany ny fari-taniny Benia-
mina, hatramy ny faritr' atsinanana, ka
hatramy ny faritr' andrefana; i Simeôna,
iray.
25 Ary eo anilany ny fari-taniny Simeôna,
hatramy ny faritr' atsinanana, ka hatramy
ny faritr' andrefana; Isakara, iray.
26 Ary eo anilany ny fari-taniny Isakara,
hatramy ny faritr' atsinanana, ka hatramy
ny faritr' andrefana; i Zebiolona, iray.
27 Ary eo anilany ny fari-taniny Zebio-
lona, hatramy ny faritr' atsinanana, ka
hatramy ny faritr' andrefana; i Gada,
iray.
28 Ary eo anilany ny fari-taniny Gada,
hatramy ny faritr' atsimo mianatsimo, ny
fari-tany hihiatraminy Tamara, ranony
Meribata-kadesa, ka hatramy ny ony man-
kany amy ny ranomasin-dehibe.
29 Io no tany izay ho zarainareo amy ny
latsa-bato ho any ny fireneny Isiraely ho
fandovana; ary ireo no anjarany avy, hoy
Iehôvah Andriamanitra.
30 Ary ireo no fivoahana amy ny tanàna;
diman-jato amby efatra arivo ohatra ny
ilan' avaratra.
31 Ary ny vavahadiny ny tanàna hana-
raky ny anarany ny fireneny Isiraely:
vavahady telo mianavaratra, ny vavahady
Riobena iray, ny vavahady Ioda iray, ny
vavahady Levy iray.
32 Ary diman-jato amby efatra arivo ny
ilan' atsinanana; ary vavahady telo, ny
vavahady Iosefa iray, ny vavahady Benia-
mina iray, ny vavahady Dana iray.
33 Ary diman-jato amby efatra arivo
ohatra ny ilan' atsimo; ary vavahady telo,
ny vavahady Simeôna iray, ny vavahady
Isakara iray, ny vavahady Zebiolona iray.
34 Diman-jato amby efatra arivo ny ilan'
andrefana, *ary* vavahady telo eo: ny vava-
hady Gada iray, ny vavahady Asera iray,
ny vavahady Nafitaly iray.
35 Valo arivo amby iray alina mihiodi-
dina; ary ny anarany ny tanàna hatra-
miny iny andro iny *hatao hoe,* Iehôvah
any.

# NY BOKINY DANIELA.

## TOKO I.

TAMY ny taona fahatelo izay nanjakany Ie-
hoiakima, mpanjaka any Ioda, nankanesany
Nebiokadinezara, mpanjaka any Babilona,
tany Ieriosalema, ka nanavany fahirano iny.
2 Ary ny Tompo nanolotra any Iehoia-
kima, mpanjaka any Ioda, tany an-tànany,
ambany ny fanaka sasany izay tany an-
-tranon' Andriamanitra; ary nentiny ho any
amy ny tany Sinara ireny, ho any an-tra-
nony ny andriamaniny, ary ny fanaka nen-
tiny ho any an-trano fitehirizana, dia ny
any ny andriamaniny.
3 Ary ny mpanjaka niteny taminy Asi-
penaza, mpifehy ny olony vositra, hitondra
ny sasany amy ny zanaky Isiraely, sy amy
ny zanaka marolahy, ary amy ny andrian-
dahy;
4 Zatovo tsy nisy kilema, fa tsara-tarehy,
ary kanto tamy ny fahendren-drehetra, sy
konjo tamy ny fahalalana, sy nahay saina,
ary izay mendrikia; mba hijanona eo amy
ny valamenany ny mpanjaka, hampiana-
rany azy taratasy, sy teniny ny Kalidia.
5 Ary ny mpanjaka nampanome ireny
hanina isan' andro, avy amy ny haniny ny
mpanjaka, sy amy ny divay izay no so-
troiny; dia nasiany ho tezainy ireny telo
taona, hijanonany eo anatrehany ny mpan-
jaka rehefa tapitra izany.
6 Ary nisy teo aminy ireny avy tamy ny
zanaky Ioda, i Daniela, i Hanania, i Mi-
saela, ary Azaria:
7 Dia nomeny ny mpifehy ny olom-bosi-
tra anarana ireo; ary Daniela nataony hoe,
i Belitesazara; ary Hanania, i Sadraka;
ary Misaela, i Mesaka; ary Azaria, i
Abedi-nego.
8 Ary Daniela nihievitra tam-pony fa tsy
handoto-tena amy ny haniny ny mpanjaka
izy, na amy ny divay izay no sotroiny;

dia nangataka tamy ny mpifehy ny olom-
-bositra mba tsy handotoan-tena.
9 Ary nataon' Andriamanitra i Daniela,
hahita soa sy fitia amy ny mpifehy ny
olom-bositra.
10 Ary hoy ny mpifehy ny olom-bositra
taminy Daniela, Matahotry ny mpanjaka
tompoko-lahy aho, f' efa nanendry ny ha-
ninareo, sy ny sonotronareo, izy; fa na-
hoana izy no hahita ny tarehinareo mihia-
ratsiratsy kokoa noho ny zatovo izay miray
mihira aminareo, ka hampanapa-doha ahy
amy ny mpanjaka hianareo?
11 Dia hoy Daniela taminy Melizara,
izay natao ho mpifehy ny olom-bositra
hitandrina any Daniela, i Hanania, i Mi-
saela, ary Azaria,
12 Masìna hianao, izahao-toetra hafoloana
ny mpanomponao; ary aoka homena ha-
nin-kotrana ho haninay, sy rano ho sotro-
inay.
13 Ary aoka ho jerena eo anatrehanao ny
tarehinay, sy ny tarehiny ny zatovo izay
mihinany ny haniny ny mpanjaka: ary
araky izay hitanao, atavy amy ny mpanom-
ponao.
14 Dia naneky azy taminy izany za-
vatr' izany izy, ka nizaha-toetra azy hafo-
loana.
15 Ary rehefa tapitra ny hafoloana, dia
mandimandina kokoa ny fisehoany ny ta-
rehiny, ary natavitavy kokoa ny nofony,
noho ny zatovo rehetra izay nihinany ny
haniny ny mpanjaka.
16 Dia nalainy Melizara ny anjara ha-
niny ireny, sy ny divay sotroiny; ka no-
meny hanin-kotrana izareo.
17 Ary ireo zatovo efatr' ireo nomen'An-
driamanitra fahalalana, sy fahaizany ny fia-
narana, sy ny fahendren-drehetra: ary Da-
niela nanam-pahalalany ny fanindrimandry,
sy ny nofy rehetra.
18 Ary rehefa tapitra ny andro izay efa
no lazainy ny mpanjaka hampidirany ireny,
dia nampidirany ny mpifehy ny olom-bositra
ireny teo anatrehany Nebiokadinezara.
19 Ary ny mpanjaka niresaka taminy,
ary tsy hita teo aminy ireny rehetr' ireny
tahaka any Daniela, i Hanania, i Misaela,
ary Azaria; dia nijanona teo anatrehany
ny mpanjaka izareo.
20 Ary ny amy ny teny rehetra amy ny
fahendrena *sy* ny fahalalana, izay nanon-
taniany ny mpanjaka azy, dia hitany fa
nanon-tombo impolo heny noho ny olon-
-kendry rehetra, *sy* ny mpanandro izay teo
amy ny fanjakany rehetra, izareo.
21 Ary Daniela nahatratry ny voalohan-
-taonany Koresa mpanjaka.

## TOKO II.

Ary tamy ny taona faharoa izay nanjakany
Nebiokadinezara, dia nanonofy Nebioka-
dinezara, ka ory ny fanahiny, ka tsy nahita
tori-maso izy.
2 Dia nasainy ny mpanjaka hantsoina ny
mpanao-ody, sy ny mpanandro, sy ny
olon-kendry, ary ny Kalidia, hilaza amy ny
mpanjaka ny nofiny. Dia niditra izareo,
ka nijanona teo anatrehany ny mpanjaka.
3 Ary hoy ny mpanjaka taminy, Nano-
nofy aho, ary efa ory ny fanahiko hahalala
ny nofy.
4 Dia niteny tamy ny mpanjaka ny Ka-
lidia manao teny Siria, Ry mpanjaka ô, ho
ela-velona mandrakizay hianao; ambarao
amy ny mpanomponao ny nofy, dia ho la-
zainay ny hevitra.
5 Namaly ny mpanjaka, ka nanao tamy
ny Kalidia hoe, Efa afaka tamiko ny za-
vatra; raha tsy hampahafantatra ahy ny
nofy, sy ny heviny, ho tetitetehina hianareo,
ary hatao ho firingia ny tranonareo.
6 Fa raha hilaza ny nofy sy ny heviny
hianareo, dia homeko zavatra, sy tamby,
ary voninahitra be, hianareo; koa amba-
rao ahy ny nofy sy ny heviny.
7 Namaly indray izareo, ka nanao hoe,
Aoka hambarany ny mpanjaka ny nofy
amy ny mpanompony, dia ho lazainay ny
heviny.
8 Namaly ny mpanjaka, ka nanao hoe,
Fantatro marimarina fa manao andro lava
hianareo, satria hitanareo f' efa afaka ta-
miko ny zavatra.
9 Fa raha tsy hampahafantatra ahy ny
nofy hianareo, teny iray hiany hanavana
anareo: efa namboatra laingia sy arirarira
ho lazaina eo anatrehako hianareo, mandra-
-piovany ny fotoana: koa ambarao ahy ny
nofy, dia ho fantatro fa mahay milaza
amiko ny heviny hianareo.
10 Namaly teo anatrehany ny mpanjaka ny
Kalidia, ka nanao hoe, Tsy misy olona ambo-
ny ny tany mahay milaza ny fanontaniany
ny mpanjaka: koa aminy izany tsy misy
mpanjaka lehibe sy mahery, izay nanon-

tany zavatra toy izany tamy ny mpanao-
-ody tsy akory, na tamy ny mpanandro, na
tamy ny Kalidia;
11 Ary zava-tsarotra nanontaniany ny
mpanjaka, ary tsy misy hafa akory mahay
milaza izany eo anatrehany ny mpanjaka,
afa tsy ireo andriamanitra, izay tsy mitoetra
amy ny nofo.
12 Izany nampahatezitry ny mpanjaka,
ka vinitr' indrindra izy, dia nasainy ho vo-
noina ny olon-kendry rehetra any Babi-
lona.
13 Dia nivoaka ny teny hamono ny olon-
-kendry; ary Daniela sy ny namany no
tadiavina ho vonoina.
14 Ary Daniela namaly, tamy ny saina
sy fahendrena, any Ariôka mpifehy ny
mpiambiny ny mpanjaka, izay nivoaka
hamono ny olon-kendry any Babilona:
15 Namaly izy, ka nilaza taminy Ariôka,
manamboninahitra any ny mpanjaka, Na-
hoana no dia faingiana ny teny avy amy
ny mpanjaka? dia nambarany Ariôka ta-
miny Daniela ny zavatra.
16 Dia niditra i Daniela, ka nangataka
tamy ny mpanjaka hanome azy andro, dia
ho lazainy ny hevitra amy ny mpanjaka.
17 Dia niditra i Daniela tany an-tranony,
ka nambarany ny zavatra taminy Hanania,
i Misaela, ary Azaria, namany:
18 Mba hangataka famindram-po amin'
Andriamanitry ny lanitra, ny aminy izany
zava-miafin' izany, izareo; mba tsy hiara-
-maty amy ny olon-kendry sisa any Babi-
lona, i Daniela sy ny namany.
19 Dia nambara taminy Daniela ny zava-
-miafina tamy ny fanindrimandry alina.
Dia nisaotra an' Andriamanitry ny lanitra i
Daniela.
20 Namaly Daniela, ka nanao hoe, Hi-
saorana anie mandrakizay dia mandrakizay
ny anaran' Andriamanitra: fa Azy ny fa-
hendrena sy ny hery:
21 Ary Izy manova ny andro sy ny fo-
toana: Izy mamindra mpanjaka, ary ma-
nangana mpanjaka: Izy manome fahen-
drena ho any ny hendry, ary fahalalana ho
any ny mahalala saina:
22 Izy maneho ny zavatra lalina sy mia-
fina: Izy mahalala izay eo amy ny mai-
zina, ary ny mazava no mitoetra eo aminy.
23 Misaotra sy midera Anao aho, ry
Andriamanitry ny razako, Izay nanome
ahy fahendrena sy hery, ka nampahafan-
tatra ahy ankehitriny, izay nangatahinay
taminao: fa nampahafantarinao anay, ilehy
fanontaniany ny mpanjaka.
24 Koa niditra i Daniela tany aminy
Ariôka izay efa no tendreny ny mpanjaka
hamono ny olon-kendry any Babilona;
dia nandeha izy, ka nilaza taminy hoe;
Aza mamono ny olon-kendry any Babi-
lona: ampidiro eo anatrehany ny mpan-
jaka aho, dia hambarako amy ny mpanjaka
ny hevitra.
25 Dia nampiditra any Daniela faingiana
teo anatrehany ny mpanjaka i Ariôka, ka
nanao taminy hoe, Efa hitako lehilahy teo
amy ny babo avy tany Ioda, izay hampa-
hafantatry ny mpanjaka ny hevitra.
26 Namaly ny mpanjaka, ka nanao ta-
miny Daniela, ny anarany natao hoe i Beli-
tesazara, hoe, Mahampahafantatra ahy
ny nofy izay efa hitako, sy ny heviny, va
hianao?
27 Namaly teo anatrehany ny mpanjaka
i Daniela, ka nanao hoe, Ny zava-miafina
izay nanontaniany ny mpanjaka, tsy hainy
ny olon-kendry, ny mpanandro, ny mpanao-
-ody, ny mpisikidy, hambara amy ny
mpanjaka;
28 Fa misy Andriamanitra any an-dani-
tra, Izay manambara zava-miafina, ary
mampahafantatra any Nebiokadinezara
mpanjaka, izay zavatra ho avy amy ny
andro farany. Ireo no nofinao, sy ny fa-
nindrimandriny ny lohanao teo ambony ny
fandrianao:
29 Hianao, ry mpanjaka, niakarany ny
hevitrao teo amy ny fandrianao, milaza
izay zavatra ho avy rahatrizay: ary Izay
manambara zava-miafina nampahafantatra
anao izay ho avy.
30 Fa ny amiko, tsy noho ny fahendrena
izay ananako mihoatra noho ny olombelona
rehetra, nanambarany io zava-miafin' io ta-
miko, fa mba hampahafantarany ny mpan-
jaka ny hevitra, ary mba hahafantaranao
ny hevitry ny fonao.
31 Hianao, ry mpanjaka, nahita, ary in-
dro, sary lehibe. Izany sary lehibe izany,
tsara ny famirapiratany, nijanona teo ana-
trehanao; ary nampatahotra ny endriny.
32 Volamena tsara ny lohany izany sary
izany; volafotsy ny tratrany sy ny san-
driny; varahina ny kibony, sy ny feny;
33 Vy ny ranjony; nihiaro vy sy tani-
-manga ny tongony.

34 Nijery hianao, mandra-panalana vato
tsy amy ny tànana, izay namely ny sary
teo an-tongony, izay efa vy sy tani-manga,
ka nanorotoro ireny.
35 Dia niara-torotoro ny vy, ny tani-
-manga, ny varahina, ny volafotsy, ary ny
volamena, ka nody tahaky ny ampombo eo
am-pamoloana fararano; dia nentin-dri-
votra ireny, ka tsy nisy tany hitoerany:
ary ny vato izay namely ny sary nody ten-
drombohitra lehibe, ka nameno ny tany
rehetra.
36 Izany no nofy; ary hilaza ny heviny
eo anatrehany ny mpanjaka izahay.
37 Ry mpanjaka ô, mpanjaky ny mpan-
jaka hianao; fa Andriamanitry ny lanitra
nanome anao fanjakana, fahefana, sy hery,
ary voninahitra.
38 Ary ny tany rehetra izay itoerany ny
zanak' olombelona, ny biby any an-tsaha,
ary ny vorona amy ny lanitra, natolony
tany an-tànanao, ary hianao nataony hana-
paky ireny rehetr' ireny. Hianao no loha
volamena.
39 Ary manarakaraka anao hisy fanja-
kana hafa hitsangana, latsaka noho ny anao
ny hatsarany, ary fahatelo hafakoa, dia fan-
jakana varahina, izay hanapaky ny tany
rehetra.
40 Ary ny fanjakana fahefatra hahery
tahaky ny vy; satria manorotoro sy man-
dresy ny zava-drehetra ny vy: ary iny ha-
maky sy hanorotoro, tahaky ny vy izay ma-
maky ireo rehetr' ireo.
41 Ary ny amy ny nahitanao ny tongotra
sy ny rantsan-tongotra, nihiaro tani-man-
gany ny mpanefi-vilany, ary vy, dia hisy
fanjakana misaraka; ary hisy heriny ny vy
momba iny, satria nahita vy nihiaro tani-
-manga hianao.
42 Ary nihiaro vy sy tani-manga ny
rantsan-tongotra: hahery ny an-tsasaky
ny fanjakana, ary halaky vaky ny an-tsa-
sany.
43 Ary ny amy ny nahitanao vy nihiaro
tani-manga, hisy amy ny zanak'olombelona
hihiaroharo; fa tsy hifampirekitra izareo,
tahaky ny vy tsy mety miray amy ny
tani-manga.
44 Ary amy ny androny ireo mpanjak'
ireo hananganan' Andriamanitry ny lanitra
fanjakana, izay tsy ho rava mandrakizay:
ary tsy havela ho an' olon-kafa ny fanapa-
hany: hanorotoro sy handany ireo fanja-
kana rehetr' ireo iny, ary hitoetra mandra-
kizay iny.
45 Ny amy ny nahitanao fa vato nana-
lana tamy ny tendrombohitra, tsy tamy ny
tànana, ka nanorotoro ny vy, ny varahina,
ny tani-manga, ny volafotsy, ary ny vola-
mena, iny; efa nampahafantarin' Andria-
manitra lehibe ny mpanjaka izay zavatra
ho avy rahatrizay: ary to ny nofy, ary ma-
rina ny heviny.
46 Dia niankohoka i Nebiokadinezara
mpanjaka, ka nitsaoka any Daniela, dia
nandidy hitondra fanatitra sy zava-manitra
ho azy izy.
47 Namaly any Daniela ny mpanjaka, ka
nanao hoe, Marina tokoa, fa Andriamani-
try ireo andriamanitra, sy Tompony ireo
mpanjaka, ary Mpanambara ny zava-mia-
fina, ny Andriamanitrareo, sangy naham-
bara io zava-miafin' io hianao.
48 Dia nasandratry ny mpanjaka i Da-
niela, ka nomeny azy zava-dehibe maro,
dia nataony ho mpanapaky ny firaza-
nan-drehetra any Babilona, sy ho lohany
ny mpanapaky ny olon-kendry rehetra any
Babilona.
49 Dia niera tamy ny mpanjaka i Da-
niela, ary izy nanendry any Sadraka, sy
Mesaka, ary Abedi-nego, hitandriny ny
raharaha amy ny firazanana any Babi-
lona: fa teo am-bavahadiny ny mpanjaka
i Daniela.

## TOKO III.

I Nebiokadinezara mpanjaka nanao sary
volamena, enim-polo hakihio ny hahavony,
enina hakihio ny sakany: nanangany iny
teo amy ny tany lemaka Diora, teo amy
ny firazanana any Babilona, izy.
2 Dia naniraka i Nebiokadinezara mpan-
jaka hampiangony ny andriandahy, ny
mpanapaka, ny kapiteny, ny mpitsara, ny
mpitahiry ny harena, ny mpanolo-tsaina,
ny mpandaha-dalàna, ary ny mpifehy
rehetra teo amy ny firazanan-tsamihafa,
mba hankany hanokany ny sary izay efa
natsangany Nebiokadinezara mpanjaka.
3 Dia niangona ny andriandahy, ny mpa-
napaka, sy ny kapiteny, ny mpitsara, ny
mpitahiry harena, ny mpanolo-tsaina, ny
mpandaha-dalàna, ary ny mpifehy rehe-
tra teo amy ny firazanan-tsamihafa, mba
hanokany ny sary izay efa natsangany Ne-

biokadinezara mpanjaka; ary nijanona teo
anoloany ny sary izay efa natsangany Ne-
biokadinezara izareo.
4 Dia niantso mahery ny iraka hoe, Efa
nandidiana anareo, ry olona, ry firenena
maro, ary ry mpanao teny samihafa:
5 Raha vao mandre ny fanenony ny an-
jomara, ny sodina, ny lokanga, ny sobaba,
ny valiha, ny farara, sy ny miosikia sami-
hafa rehetra, hianareo, miankohofa, ka mi-
vavaha amy ny sary volamena izay natsan-
gany Nebiokadinezara mpanjaka:
6 Ary izay rehetra tsy miankohoka, sy
mivavaka, dia hatsipy, miarakaminizay in-
drindra, eo anatiny ny fitenehana afo mi-
rehitra.
7 Koa taminy izany fotoan' izany, raha
reny ny olona rehetra ny fanenony ny an-
jomara, ny sodina, ny lokanga, ny sobaba,
ny valiha, sy ny miosikia samihafa rehetra,
dia niankohoka ny olona rehetra, ny fire-
nena maro, ary ny mpanao teny samihafa,
ka nivavaka tamy ny sary volamena izay
efa natsangany Nebiokadinezara mpan-
jaka.
8 Koa taminy izany andro izany, dia nisy
tamy ny Kalidia nanatona, ka niampanga
ny olon-Ioda.
9 Niteny izareo, ka nanao taminy Ne-
biokadinezara mpanjaka hoe, Ry mpan-
jaka ô, ho ela-velona mandrakizay hianao.
10 Hianao, ry mpanjaka, efa nanao la-
làna fa hiankohoka ny olon-drehetra izay
handre ny fanenony ny anjomara, ny so-
dina, ny lokanga, ny sobaba, ny valiha,
sy ny farara, ary ny miosikia samihafa
rehetra, ka hivavaka amy ny sary vola-
mena:
11 Ary izay rehetra tsy miankohoka, sy
mivavaka, dia hatsipy eo anatiny ny fitane-
hana afo mirehitra.
12 Misy olon-Ioda izay nataonao hitan-
driny ny raharaha amy ny firazanana any
Babilona, i Sadraka, i Mesaka, ary Abedi-
-nego: ireo lehilahy ireo tsy nitandrina
anao, ry mpanjaka: tsy manompo ireo an-
driamanitrao izareo, na mivavaka amy ny
sary volamena izay natsanganao.
13 Dia nandidy Nebiokadinezara tamy
ny fahavinirana sy ny fahatezerana haka
any Sadraka, i Mesaka, ary Abedi-nego.
Dia nentina ireo lehilahy ireo teo anatre-
hany ny mpanjaka.
14 Niteny Nebiokadinezara, ka nanao
taminy hoe, Marina v' izany, ry Sadraka,
i Mesaka, ary Abedi-nego, fa tsy ma-
nompo ny andriamanitro hianareo, na mi-
vavaka amy ny sary volamena izay na-
tsangako?
15 Ankehitriny izao, raha mazoto hiana-
reo, raha vao mandre ny fanenony ny an-
jomara, ny sodina, ny lokanga, ny sobaba,
ny valiha, sy ny farara, ary ny miosikia
samihafa rehetra, hiankohoka, sy hivavaka
amy ny sary izay nataoko,—: fa raha tsy
mivavaka hianareo, dia hatsipy miaraka-
minizay eo anatiny ny fitanehana afo mire-
hitra hianareo; ary iza no andriamanitra
izay hamonjy anareo amy ny tànako?
16 Namaly Sadraka, i Mesaka, ary
Abedi-nego, ka nanao tamy ny mpanjaka
hoe, Ry Nebiokadinezara ô, tsy manahy
hamaly anao aminy izany teny izany iza-
hay:
17 Raha izany, mahavonjy anay amy ny
fitanehana afo mirehitra ny Andriamanitray
Izay tompoinay; ary Izy hamonjy anay
amy ny tànanao, ry mpanjaka ô:
18 Ary na dia tsy izany, aoka ho fanta-
trao, ry mpanjaka ô, fa tsy hanompo an'
andriamanitrao izahay, na hivavaka amy
ny sary volamena izay natsanganao.
19 Dia nirehitra ny fahatezerany Nebio-
kadinezara, ka niova ny endriky ny tare-
hiny taminy Sadraka, i Mesaka, ary Abedi-
-nego; niteny izy, ka nandidy hanafany
ny fitanehana impito mihoatra noho ny fa-
nafanany iny.
20 Dia nandidy ny olona mahery indrin-
dra izay teo amy ny miaramilany izy, ha-
matotra any Sadraka, i Mesaka, ary Abedi-
-nego, mba hatsipiny eo anatiny ny fitane-
hana afo mirehitra.
21 Dia nafatotra ireo olon' ireo nitafy ny
lambany, ny bany, sy ny hamamany, ary
ny fitafiany hafakoa, ka natsipy teo anatiny
ny fitanehana afo mirehitra.
22 Satria koa efa mafy ny teniny ny
mpanjaka, ka natao mafan' indrindra ny
fitanehana, dia matiny ny lel'afo ny olona
izay nambeta any Sadraka, i Mesaka, ary
Abedi-nego.
23 Ary ireo telo lahy ireo, i Sadraka, i
Mesaka, ary Abedi-nego, latsaka nifa-
totra teo anatiny ny fitanehana afo mire-
hitra.
24 Dia gaga i Nebiokadinezara mpanjaka,
ka nitsangana faingiana izy; niteny, ka

nanao tamy ny mpanolo-tsaina azy hoe,
Tsy telo lahy mifatotra natsipintsikia teo
anatiny ny afo va? Namaly izareo, ka
nanao tamy ny mpanjaka hoe, Marin'
izany, ry mpanjaka ô.
25 Namaly izy, ka nanao hoe, Indro,
mahita efa-dahy mihiaha aho, mandehan-
deha eo anatiny ny afo, ka tsi-naninon-tsi-
-naninona izareo; ary manahaka zanak'
Andriamanitra ny endriky ny fahefatra.
26 Dia nanatony ny vavany ny fitane-
hana afo mirehitra i Nebiokadinezara; ni-
teny izy, ka nanao hoe, Ry Sadraka, i
Mesaka, ary Abedi-nego, mpanompo an'
Andriamanitra ambony indrindra, mivoaha
hianareo, ka mankanesa. Dia nivoaka teo
anatiny ny afo i Sadraka, i Mesaka, ary
Abedi-nego.
27 Ary nony tafangona ny andriandahy,
ny mpanapaka, sy ny kapiteny, ary ny
mpanolo-tsaina ny mpanjaka, dia nahita
ny aminy ireo lehilahy ireo, f' efa tsy
nanan-kery ny afo haninony ny tenany, na
nikainkiona ny saingiam-bolo tamy ny lo-
hany aza, na niova ny fitafiany, na nahazo
azy ny fofony ny afo.
28 Niteny Nebiokadinezara, ka nanao
hoe, Hisaorana anie Andriamanitry Sa-
draka, i Mesaka, ary Abedi-nego, Izay
naniraky ny anjeliny, ka namonjy ny mpa-
nompony, izay natoky Azy, ka nanova ny
teniny ny mpanjaka, ary nanolo-tena mba
tsy hanompo, na hivavaka amy ny andria-
mani-kafa, afa tsy amy ny Andriamaniny
hiany.
29 Ary ataoko lalàna fa ho tetitetehina ny
olona rehetra, ny firenena maro, sy ny
mpanao teny samihafa, izay miteny ratsy
an' Andriamanitry Sadraka, i Mesaka, ary
Abedi-nego, ary hatao ho firingia ny tra-
nony: satria tsy misy andriamani-kafa ma-
havonjy araky izao fanao izao.
30 Dia nasandratry ny mpanjaka i Sa-
draka, i Mesaka, ary Abedi-nego, teo amy
ny firazanana any Babilona.

## TOKO IV.

I NEBIOKADINEZARA mpanjaka mamangy
ny olona rehetra, ny firenena maro, sy ny
mpanao teny samihafa, izay mitoetra eo
amy ny tany rehetra: Hampitomboina
anie ny fiadananareo.
2 Nataoko tsara hanambara ny famanta-
rana sy ny fahagagana izay nataon' An-
driamanitra ambony indrindra tamiko.
3 Manao ahoana ny halehibeny ny fa-
mantarany! ary manao ahoana ny hahe-
riny ny fahagagany! fanjakana mandraki-
zay ny fanjakany, ary mihiatramy ny
taranaka fara-mandimby ny fanapahany.
4 Izaho i Nebiokadinezara niadana teo
an-tranoko, ary tretrikia teo am-balame-
nako.
5 Nahita nofy izay nampatahotra ahy
aho, ary nampahory ahy ny fihieverana
tambony ny fandriako sy ny fanindriman-
driny ny lohako.
6 Koa nasiako didy hitondra ny olon-
-kendry rehetra any Babilona eo anatre-
hako, mba hampahafantatra ahy ny hevi-
try ny nofy.
7 Dia niditra ny mpanao-ody, ny mpanan-
dro, ny Kalidia, ary ny mpisikidy: ary
ny nofy nambarako teo anatrehany: fa
tsy nampahafantatra ahy ny heviny izareo.
8 Fa teo aoriana, dia niditra teo anatre-
hako i Daniela, izay natao hoe i Belitesa-
zara, araky ny anarany ny andriamanitro,
ary izy itoerany ny fanahiny ireo andria-
manitra masina: dia nilaza ny nofy teo
anatrehany aho,
9 Ry Belitesazara ô, mpanapaky ny mpa-
nao-ody, satria fantatro f' eo anatinao ny
fanahiny ireo andriamanitra masina, ary
tsy mampahory anao ny zava-miafina tsy
akory, ambarao ny fanindrimandriny ny
nofiko izay efa hitako, sy ny heviny.
10 Ary ny fanindrimandriny ny lohako
teo ambony ny fandriako hoe: Nijery,
k' indro, hazo teo afovoany ny tany, ary
lehibe ny hahavony;
11 Nihialehibe sy nihiahery ny hazo, ary
nipaka tamy ny lanitra ny hahavony, ary
nihiatramy ny farany ny tany rehetra ny
fahitana azy;
12 Tsara-tarehy ny raviny, ary betsaka
ny voany, ary nisy hanina teo aminy ho
any izy rehetra; teo ambaniny nialofany
ny biby any an-tsaha, ary teo amy ny
sampany nitoerany ny vorona amy ny la-
nitra, ary nihinany iny ny nofo rehetra.
13 Nahita teo amy ny fanindrimandriny
ny lohako teo ambony ny fandriako aho,
ary, indro, nidina tany an-danitra ny mpiam-
bina anankiray izay masina.
14 Niantso mahery izy, ka nanao hoe,

Jinjao ny hazo, ka tapaho ny sampany;
ahintsano ny raviny, ka aelezo ny voany:
aoky ny biby hiala eo ambaniny, ary ny
vorona ho afaka amy ny sampany:
15 Kanefa avelao ny fototry ny fakany
eo amy ny tany, dia amy ny fehy vy sy
varahina, eo amy ny ahitra any an-tsaha;
ary aoka ho leny ny andon-danitra iny,
ary ho amy ny biby an-ahitra amy ny tany
ny anjarany.
16 Aoky hiova ny fony tsy ho an' olom-
belona, ary aoky ny fom-biby homena azy;
ary aoka handany fotoana fito izy.
17 Lalàny ireo mpiambina, sy teny didiny
ireo masina, izany teny izany: mba ho
fantatry ny velona fa manapaka eo amy ny
fanjakany ny olona ny Ambony indrindra,
ary manome iny ho any izay rehetra tiany
Izy, ka manandratry ny faraidina amy ny
olona hanapaky iny.
18 Izany nofy izany efa hitako, izaho i
Nebiokadinezara mpanjaka: ary hianao, ry
Belitesazara, lazao ny heviny, satria tsy
mahay ny olon-kendry rehetra amy ny fan-
jakako hampahafantatra ahy ny hevitra:
fa hianao mahay; satria eo anatinao ny fa-
nahiny ireo andriamanitra masina.
19 Dia talanjona ora iray i Daniela, izay
natao hoe i Belitesazara, ka nampahory
azy ny fihieverany. Niteny ny mpanjaka,
ka nanao hoe, Ry Belitesazara ô, aoky tsy
hampahory anao ny nofy, na ny heviny.
Namaly Belitesazara, ka nanao hoe, Ry
tompoko-lahy, aoka anie ho any ny mpan-
drafy anao ny nofy, ary ho any ny faha-
valonao ny heviny.
20 Ny hazo izay efa hitanao, izay nihia-
lehibe sy nihiahery, ary nipaka tamy ny
lanitra ny hahavony, ary nihiatramy ny
tany rehetra ny fahitana azy;
21 Ary tsara-tarehy ny raviny, ary be-
tsaka ny voany, ary nisy hanina teo aminy
ho any izy rehetra; teo ambaniny nialofany
ny biby any an-tsaha, ka teo amy ny
sampany nitoerany ny vorona amy ny la-
nitra;
22 Hianao izany, ry mpanjaka ô, f' efa
mihialehibe sy efa mihiahery hianao, ary
efa mitombo ny voninahitrao, k' efa mipaka
amy ny lanitra, ary efa mihiatramy ny fa-
rany ny tany ny fanapahanao.
23 Ary ny amy ny nahitany ny mpan-
jaka mpiambina anankiray, izay masina, ni-
dina tany an-danitra, ka nanao hoe, Jinjao
ny hazo, ka fongory io; kanefa avelao ny
fototry ny fakany eo amy ny tany, dia amy
ny fehy vy sy varahina, eo amy ny ahitra
any an-tsaha; ary aoka ho leny ny an-
don-danitra iny, ary ho amy ny biby any
an-tsaha ny anjarany, mandra-pahalaniny
fotoana fito;
24 Izany no hevitra, ry mpanjaka ô;
ary izany no didiny ny Ambony indrindra,
izay efa hanjo ny mpanjaka, tompoko-
-lahy;
25 Dia ho roahina hianao hiala amy ny
olona, ka ho eo amy ny biby any an-tsaha
ny fonenanao, ary hampihinanin' ahitra ta-
haky ny omby hianao, ary handena anao
ny andon-danitra, ary handany fotoana fito
hianao, mandra-pahafantatrao fa manapaka
eo amy ny fanjakany ny olona ny Am-
bony indrindra, ka manome iny ho any
izay rehetra tiany.
26 Ary ny amy ny nandidiana hamela ny
fototry ny fakan-kazo; ny fanjakanao hi-
toetra ho anao, rehefa fantatrao fa manapaka
ny Lanitra.
27 Koa aminy izany, ry mpanjaka ô,
aoka hankasitrahanao ny anatro, ary aoky
ny fahamarinana hampitsahatry ny faho-
tanao, ary ny fiantrany ny malahelo, ny
helokao; angamba ho ela ny fiadananao.
28 Nanjo any Nebiokadinezara mpan-
jaka izany rehetr' izany.
29 Rehefa tapitra ny roa amby ny folo
volana, dia nitsangantsangana teo ambony
ny valamenany ny fanjakana any Babi-
lona izy.
30 Niteny ny mpanjaka, ka nanao hoe,
Tsy io va no Babilona lehibe, izay nampa-
navako ny heriko lehibe ho tranony ny
fanjakana, sy ho voninahitry ny fahalehi-
beazako?
31 Raha mbola teo am-bavany ny mpan-
jaka hiany ny teny, dia latsaka teo avy
tany an-danitra hoe, Ry Nebiokadinezara
mpanjaka, aminao hiany ny teny hoe,
Afaka taminao ny fanjakana.
32 Dia ho roahina hianao hiala amy ny
olona, ka ho eo amy ny biby any an-tsaha
ny fonenanao; hampihinanin' ahitra ta-
haky ny omby hianao, ary handany fo-
toana fito hianao, mandra-pahafantatrao fa
manapaka eo amy ny fanjakany ny olona
ny Ambony indrindra, ka manome iny ho
any izay rehetra tiany.
33 Tanteraka taminy izay indrindra ny

teny taminy Nebiokadinezara; ka no roa-
hina hiala amy ny olona izy, dia nihinan'
ahitra tahaky ny omby izy, ka leny ny
andon-danitra ny tenany, mandra-paniriny
ny volony tahaky ny any ny voromahery,
sy ny hohony tahaky ny any ny vorona.
34 Ary izaho i Nebiokadinezara tamy ny
farany ny andro nanandratry ny masoko
ho amy ny lanitra, ka nody tamiko ny
saiko, dia nisaotry ny Ambony indrindra
aho, ka nidera sy nankalaza Izay velona
mandrakizay aho, fa fanapahana mandra-
kizay ny fanapahany, ary mihiatramy ny
taranaka fara-mandimby ny fanjakany.
35 Ary ny mponina rehetra amy ny tany
atao toy ny tsinontsinona; ary manao
araky ny sitra-pony eo amy ny marobe
amy ny lanitra, sy eo amy ny mponina amy
ny tany, Izy: ary tsy misy mahasakany
ny tànany, sa manao aminy hoe, Inona no
ataonao?
36 Nody tamiko taminy izay ny saiko;
ary ny amy ny halehibeny ny fanja-
kako, dia nody tamiko ny voninahitro
sy ny famirapiratako; dia nitady ahy ny
mpanolo-tsaina ahy, sy ny andriandahiko;
ary nampitoerina teo amy ny fanjakako
aho, ka nampiana ho ahy voninahitra lehi-
bebe kokoa.
37 Izaho i Nebiokadinezara ankehitriny
midera, sy manandratra, ary mankalaza
ny Mpanjaky ny lanitra, fa to avokoa
ny asany, ary fitsarana ny làlany: ary ma-
hampietry izay mandeha amy ny fiavona-
vonana Izy.

## TOKO V.

I Belisazara, mpanjaka, nanao fanasan-
-dehibe ho any ny andriandahiny arivo,
ary nisotro divay teo anatrehany ny arivo
lahy izy.
2 Raha nanandrany ny divay i Belisa-
zara, dia nasainy ho entina ny fanaka vola-
mena sy volafotsy, izay efa nalainy Nebio-
kadinezara, rainy, tamy ny tempoly izay
tany Ieriosalema; mba ho sotroiny ny
mpanjaka, sy ny andriandahiny, ny va-
diny, sy ny tokantranomasony, aminy
ireny.
3 Dia nentina ny fanaka volamena izay
efa nalaina tamy ny tempoliny ny tranon'
Andriamanitra, izay tany Ieriosalema;
ary ny mpanjaka, sy ny andriandahiny, ny
vadiny, sy ny tokantranomasony, nisotro
taminy ireny.
4 Nisotro divay izareo, ka nidera any ireo
andriamanitra volamena, sy volafotsy, va-
rahina, vy, hazo, ary vato.
5 Niposaka taminy izay indrindra ny
rantsan-tànan'olona, ka nanoratra teo tan-
drifiny ny fitoeran-jiro, tamy ny lalo-tsokay
amy ny lafiny ny tranony ny mpanjaka:
ary ny mpanjaka nahita ilehy rantsan-tà-
nana izay nanoratra.
6 Dia niova-tarehy ny mpanjaka, ka
nampahory azy ny fihieverany, dia nivaha
ny vaniany, ka nifamely ny lohaliny.
7 Niantso mahery ny mpanjaka hampi-
ditry ny mpanandro, ny Kalidia, ary ny
mpisikidy. Niteny ny mpanjaka, ka na-
nao tamy ny olon-kendry any Babilona
hoe, Na zovy na zovy no hamaky io so-
ratr' io, ka hilaza amiko ny heviny, ho
tafin-jaky izy, ary rojo volamena ho amy
ny vozony, ary ho mpanapaka fahatelo amy
ny fanjakana izy.
8 Dia niditra ny olon-kendry rehetra amy
ny mpanjaka; fa tsy nahavaky ny soratra
izareo, na nahampahafantatry ny mpanjaka
ny hevitra.
9 Dia natahotr' indrindra i Belisazara
mpanjaka, ka niova-tarehy; dia gaga ny
andriandahiny.
10 Nankeo an-trano fanasana ny vadi-
-mpanjaka noho ny nanjo ny mpanjaka sy
ny andriandahiny: niteny ny vadi-mpan-
jaka, ka nanao hoe, Ry mpanjaka ô, ho
ela-velona mandrakizay hianao, aoky tsy
hampahory anao ny fihieveranao, ary aoky
tsy hiova ny tarehinao:
11 Misy lehilahy eo amy ny fanjakanao,
izay manany ny fanahiny ireo andriama-
nitra masina; ary fahavelon-drainao, faha-
zavana, sy fahalalana, ary fahendrena, ta-
haky ny fahendreny ireo andriamanitra, no
hita teo anatiny: ary nataony Nebiokadi-
nezara mpanjaka, rainao, izy, ho mpifehy
ny mpanao-ody, ny mpanandro, ny Kali-
dia, *ary* ny mpisikidy, eny, ny rainao, ry
mpanjaka ô;
12 Satria efa hita teo anatiny, dia i Da-
niela, izay nataony ny mpanjaka ny ana-
rany hoe i Belitesazara, fanahy tsara, sy
fahalalana, ary fahendrena, filazan-kevi-
-nofy, sy fanambarany ny teny saro-panta-
rina, ary fahafahan'olan-teny; ankehitriny,

aoka hantsoina i Daniela, ary izy hilaza
ny hevitra.
13 Dia nampidirina i Daniela teo anatre-
hany ny mpanjaka. Niteny ny mpanjaka,
ka nanao taminy Daniela hoe, Hianao
v' ilehy Daniela izay avy amy ny zanaky
Ioda voa babo, izay nentiny ny mpanjaka,
raiko, avy taminy Ioda?
14 Efa nandre ny aminao aho, f' eo ana-
tinao ny fanahiny ireo andriamanitra, ary
hita eo anatinao fahazavana, sy fahalalana,
ary fahendrena tsara.
15 Ary ankehitriny efa nampidirina teo
anatrehako ny olon-kendry, ny mpanandro,
mba hamaky io soratr' io, sy hanambara
ahy ny heviny; fa tsy nahay nanambara
ny hevitry ny teny izareo:
16 Ary efa nandre ny aminao aho, fa
mahay milaza hevi-teny, sy mahafak' olan-
-teny, hianao; koa, raha tàhiny mahavaky
ny soratra hianao, ka mahampahafantatra
ahy ny heviny, dia ho tafin-jaky hianao,
ary rojo volamena ho amy ny vozonao, ary
ho mpanapaka fahatelo amy ny fanjakana
hianao.
17 Dia namaly Daniela, ka nanao teo
anatrehany ny mpanjaka hoe, Aoka ho
anao ny zavatra homenao, ka omeo ny
olon-kafa ny tambinao; kanefa ho vakiko
ny soratra ho any ny mpanjaka hiany, ka
hambarako azy ny hevitra.
18 Ny aminao, ry mpanjaka ô, Andriama-
nitra ambony indrindra nanome any Nebio-
kadinezara rainao, fanjakana, sy faha-
lehibeazana, sy voninahitra, ary fahala-
zana:
19 Ary noho ny fahalehibeazana izay
nomeny azy, dia nangovitra sy natahotra
ny olona rehetra, ny firenena maro, sy ny
mpanao teny samihafa, teo anatrehany:
izay tiany no vonoiny, ary izay tiany no
velominy; ary izay tiany nasandrany; ary
izay tiany naetriny.
20 Fa rehefa niavonavona ny fony, ary
naditra ny sainy tamy ny fireharehana,
dia nampidinina tamy ny lapany ny fan-
jakany izy, ka afa-boninahitra:
21 Dia no roahina hiala amy ny zanak'
olombelona izy; ary ny fony natao hana-
haky ny any ny biby, ary ny fonenany
teo amy ny ampondra dia: nampihinanin'
ahitra tahaky ny omby izy, k' efa leny
ny andon-danitra ny tenany; mandra-pana-
hafantatra izy, fa manapaka eo amy ny
fanjakany ny olona Andriamanitra ambony
indrindra, ka manendry hanapaky iny izay
rehetra tiany.
22 Ary hianao zanany, ry Belisazara ô,
tsy mba nampietry ny fonao, kanefa fanta-
trao izany rehetr' izany;
23 Fa nirehareha tamy ny Tompony ny
lanitra hianao; ary efa nentina ny fanaky
ny tranony teo anatrehanao, ary efa nisotro
divay taminy ireny hianao, sy ny andrian-
dahinao, ny vadinao, sy ny tokantranoma-
sonao, ary hianao nidera any ireo andria-
manitra volafotsy, sy volamena, varahina,
vy, hazo, ary vato, izay tsy mahita, na
mandre, na mahalala: ary tsy mba nan-
kalaza an' Andriamanitra, Izay mitana ny
ainao, sy mametra ny làlan-kalehanao re-
hetra, hianao.
24 Dia nampandeha ilehy rantsan-tànana
Izy; ary voa soratra io soratr' io.
25 Ary izany no soratra izay voa so-
ratra hoe, MENE, MENE, TEKELA, sy PA-
RISINA.
26 Izany no hevitry ny teny hoe: MENE;
efa nanisa ny fanjakanao Andriamanitra, ka
nanapitry iny:
27 TEKELA; voa lanja teo amy ny mi-
zana hianao, ka latsa-danja:
28 PERESA; voa zara ny fanjakanao, ka
nomena ny Media sy ny Perisia.
29 —Dia nandidy Belisazara, ka nam-
pitafy any Daniela jaky izareo, dia *nasiana*
rojo volamena tamy ny vozony, ka nan-
tsoina an-kabary izy, fa ho mpanapaka fa-
hatelo eo amy ny fanjakana izy.
30 Taminy izany alin' izany namonoana
any Belisazara, mpanjaky ny Kalidia.
31 Ary lasany Dario Media ny fanja-
kana, rehefa ho roa amby enim-polo taona
izy.

## TOKO VI.

SITRAKY Dario hanendry andriandahy roa-
-polo amby zato hanapaky ny fanjakana,
izay hanapaky ny fanjakan-drehetra;
2 Ary mpifehy telo nanapaky ireny: anan-
kiray taminy ireny, i Daniela: mba ham-
barany ny andriandahy ny raharaha aminy
izy telo lahy, ary mba tsy ho fatiantoka ny
mpanjaka.
3 Ary izany Daniela izany nisandratra
tambony ireo mpifehy sy ireo andriandahy,
satria fanahy tsara no teo anatiny; ary ny

mpanjaka nihievitra hanandratra azy hana-
paky ny fanjakan-drehetra.
4 Ary ireo mpifehy sy ireo andriandahy
nitady izay hiampangany any Daniela ny
amy ny fanjakana; fa tsy nahita izay hiam-
pangana, na izay tsiny akory, izareo;
satria marina izy, ka tsy nisy fahadisoana,
na tsiny, hita teo aminy.
5 Dia hoy ireo lehilahy ireo, Tsy ho hi-
tantsikia izay hiampangantsikia io Da-
niela io, raha tsy hitantsikia izay hiam-
pangantsikia azy ny amy ny lalàny ny An-
driamaniny.
6 Dia niangona ireo mpifehy sy an-
driandahy hankany amy ny mpanjaka,
ka nanao taminy hoe, Ry Dario mpan-
jaka, ho ela-velona mandrakizay hia-
nao:
7 Ny mpifehy rehetra amy ny fanjakana,
dia ny mpanapaka, sy ny andriandahy, ny
mpanolo-tsaina, ary ny kapiteny, niara-
-nisaina hanao lalàm-panjakana, sy hana-
mafy ny teny, fa na zovy na zovy no han-
gataka zavatra aminy izay mety ho an-
driamanitra, na aminy izay mety ho olona,
mandritra telo-polo andro, afa tsy aminao,
ry mpanjaka ô, dia hatsipy any an-dava-
-diona izy:
8 Ankehitriny, ry mpanjaka ô, atavy ny
lalàna, ka asivy kase ny soratra, mba tsy
hovana, araky ny lalàny ny Media sy ny
Perisia, izay tsy miova.
9 Dia nasiany Dario mpanjaka kase ny
soratra, sy ny lalàna.
10 Ankehitriny rehefa fantatry Daniela
f' efa nasian-kase ny soratra, dia niditra
tany an-tranony izy; ary nivoha ny vara-
varan-keliny amy ny tranony nanatrikia any
Ieriosalema, dia nandohalikia intelo isan'
andro izy, dia nivavaka, ka nisaotra teo
anatrehany ny Andriamaniny, tahaky ny
nataony fahiny.
11 Dia niangona ireo lehilahy ireo, ka
nahita any Daniela mivavaka sy mifona eo
anatrehany ny Andriamaniny.
12 Dia nanatona izareo, ka niteny teo
anatrehany ny mpanjaka ny amy ny lalàny
ny mpanjaka; Tsy nasianao kase va ny
lalàna, fa na zovy na zovy no hangataka
amin' Andriamanitra, na amy ny olona,
mandritra telo-polo andro, afa tsy aminao,
ry mpanjaka ô, dia hatsipy any an-dava-
-diona izy? Namaly ny mpanjaka, ka
nanao hoe, Marina ny teny araky ny
lalàny ny Media sy ny Perisia, izay tsy
miova.
13 Dia namaly izareo, ka niteny teo ana-
trehany ny mpanjaka, Io ilehy Daniela io,
izay avy tamy ny zanaky Ioda voa babo,
tsy mba maneky anao, ry mpanjaka ô, na
ny lalàna izay nasianao kase, fa mangataka
zavatra intelo isan'andro izy.
14 Dia nalahelo indrindra ny mpanjaka,
rehefa nandre izany teny izany izy, ka ni-
hievitra any Daniela tam-po izy mba ha-
monjy azy: dia nihievitra fatratra izy,
mandra-pilentikia ny masoandro, mba ha-
monjy azy.
15 Dia niangona ireo lehilahy ireo han-
kany amy ny mpanjaka, ka nanao tamy
ny mpanjaka hoe, Aoka ho fantatrao, ry
mpanjaka ô, f' izany no lalàny ny Media
sy ny Perisia, Fa tsy miova ny teny,
na ny lalàna izay nampitoeriny ny mpan-
jaka.
16 Dia nandidy ny mpanjaka, dia niton-
dra any Daniela izareo, ka natsipiny tany
an-dava-diona. Niteny ny mpanjaka, ka
nanao taminy Daniela hoe, Ny Andriama-
nitrao Izay no tompoinao mandrakariva,
Izy hamonjy anao anie.
17 Ary vato nentina, ka nasiana tamy ny
vavany ny lavaka, ary ny mpanjaka nan-
daitry iny tamy ny kaseny, ary tamy ny ka-
seny ny andriandahiny; mba tsy hovana ny
teny hanavana any Daniela.
18 Dia niditra ny mpanjaka tany an-tra-
nony, ary nandany ny alina nifady izy:
ary tsy navelany ho entina tokantranomaso
eo anatrehany: ary tsy nahita tori-maso
akory izy.
19 Dia nitsangana maraina alina koa ny
mpanjaka, ka nandeha faingiana ho any
amy ny lava-diona.
20 Ary nony tonga teo amy ny lavaka
izy, dia niantso any Daniela tamy ny feo
malahelo izy: niteny ny mpanjaka, ka na-
nao taminy Daniela hoe, Ry Daniela ô,
mpanompo an' Andriamanitra mahavelona,
mahavonjy anao aminy ireo liona va ny
Andriamanitrao, Izay no tompoinao man-
drakariva?
21 Dia hoy Daniela tamy ny mpanjaka,
Ry mpanjaka ô, ho ela-velona mandraki-
zay hianao:
22 Ny Andriamanitro efa naniraky ny
anjeliny, ka nanakombony ny vavany ireo
liona, ka tsy mba naninona ahy ireny;

satria fahamarinana no hita teo anatiko teo
anatrehany, ary tsy nanao ratsy teo ana-
trehanao koa aho, ry mpanjaka.
23 Dia nifaly indrindra noho izy ny
mpanjaka, ka nandidy hampiakatra any
Daniela amy ny lavaka. Dia nampiaka-
rina tamy ny lavaka i Daniela, ka tsy hita
naratra akory izy, satria efa natoky ny An-
driamaniny izy.
24 Dia nandidy ny mpanjaka, ka nentina
izay olona efa niampanga any Daniela,
ka natsipy tany an-dava-diona, izareo,
sy ny zanany amam-badiny; ary ireo
liona nanan-kery taminy, ka nanapatapaky
ny taolany rehetra, dieny tsy mbola tafa-
paka tamy ny vodiny ny lavaka izareo.
25 Dia nanoratra i Dario mpanjaka tamy
ny olona rehetra, tamy ny firenena maro,
ary tamy ny mpanao teny samihafa, izay
mitoetra eo amy ny tany rehetra, Fiada-
nana hampitomboina ho anareo anie:
26 Izaho manao lalàna, Fa hangovitra sy
hatahotra eo anatrehany ny Andriamanitry
Daniela ny olona eo amy ny fanapahany
ny fanjakako rehetra; f' Izy no Andria-
manitra mahavelona, ka maharitra man-
drakizay, ary ny fanjakany tsy ho rava,
ary ny fanapahany hihiatramy ny farany:
27 Mamonjy sy manafaka Izy, ka ma-
nao famantarana, sy fahagagana, eo amy
ny lanitra sy eo amy ny tany; Izay na-
monjy any Daniela tamy ny heriny ireo
liona.
28 —Dia nambinina izany Daniela izany
tamy ny nanjakany Dario, sy tamy ny nan-
jakany Koresa Perisia.

## TOKO VII.

Tamy ny taona voalohany any Belisazara,
mpanjaka any Babilona, nahitany Daniela
nofy sy ny fanindrimandriny ny lohany
teo ambony ny fandriany: dia nanoratry
ny nofy izy; nilaza ny lohandohany ny
teny izy.
2 Niteny Daniela, ka nanao hoe, Nahita
teo amy ny fanindrimandriko alina aho,
ary, indro, nifamely ny rivotr' efatra
amy ny lanitra tany ambony ny ranomasin-
-dehibe.
3 Ary niakatra tamy ny ranomasina biby
efatra lehibe, samihafa fomba.
4 Nanahaka liona ny voalohany, ary na-
nan' ela-boromahery izy: nijery aho, man-
dra-panongotany ny elany, ka nasandratra
ho afaka amy ny tany, ka natao hijoro amy
ny tongotra tahaky ny olona, ary fon'olona
nomena azy.
5 Ary indro, biby hafakoa, faharoa, na-
nahaka biby bera, dia nitsangana tamy ny
ilany izy, ka nisy taolan-tehezana telo teo
am-bavany teo anelanelany ny nifiny: ary
izany no natao taminy hoe, Mitsangàna,
hano nofo betsaka.
6 Rehefa afak' izany, nijery aho, ary,
indro, hafakoa, nanahaka biby misoratsora-
tra, izay nanan' elatr' efatra amy ny vo-
rona teo an-damosiny; nanana loha efa-
tra koa ny biby; ary fanapahana nomena
azy.
7 Rehefa afak' izany, nahita teo amy ny
fanindrimandry alina aho, ary, indro, biby
fahefatra, mampangovitra, sy mampatahotra,
ary mahery indrindra; ary nanana nify vy
lehibe izy; nandany, sy namiravira, ary
nanitsaky ny sisa tamy ny tongony izy:
ary samihafa fomba iny noho ny biby rehe-
tra izay teo alohany; ary nanana tandroka
folo izy.
8 Nandiniky ny tandroka aho, ary, indro,
nitranga teo aminy ireny tandroka kely
hafakoa, ary voa hongotra ny telo amy ny
tandroka voalohany teo alohany; ary, in-
dro, nana-maso izany tandrok' izany ta-
haky ny mason'olona, ary vava miteny
zava-dehibe.
9 Nijery aho, mandra-panasiana lapa
maro, dia nipetraka ny Fahagola, fotsy ta-
haky ny oram-panala ny fitafiany, ary na-
nahaky ny landahazo madio ny volon-
-dohany: lel'afo mideDadeda ny lapany,
afo mirehitra ny kodiany.
10 Nitsoriaka ny riak' afo, ka nivoaka
teo alohany: arivo arivo nanompo Azy,
ary alin' alina nijanona teo anatrehany:
nampitoerina ny fitsarana, ary navelatra ny
boky.
11 Dia nijery aho noho ny feony ny teny
lehibe izay no teneniny ny tandroka: ni-
jery aho, mandra-panaringiana ny biby, ary
maty ny tenany, ka natolotra ho amy ny
lel'afo mideDadeda.
12 Ary ny amy ny biby sisa, nesotra ny
fanapahany: kanefa no lavaina ny ainy
handany andro sy fotoana.
13 Nahita teo amy ny fanindrimandry
alina aho, ary, indro, nisy nanahaka zanak'
olona avy nitainginy ny rahona amy ny

lanitra, ka nanatony ny Fahagola, ary nisy nampanakeky Azy teo anatrehany.
14 Dia nomena Azy fanapahana, sy voninahitra, ary fanjakana, hanompoany ny olona rehetra, ny firenena maro, ary ny mpanao teny samihafa, Azy: fanapahana mandrakizay izay tsy ho afaka ny fanapahany, ary izay tsy ho rava ny fanjakany.
15 Ny amiko i Daniela, nalahelo ny fanahiko teo anatiko, ka nampahory ahy ny fanindrimandriny ny lohako.
16 Nanatony ny anankiray aminy izay nijanona teo aho, ka nanontany azy ny hamariny izany rehetr' izany. Dia nilaza tamiko izy, ka nampahafantatra ahy ny hevitry ireny zavatr' ireny:
17 Mpanjaka efatra izay hiakatra avy amy ny tany ireo biby lehibe efatr' ireo;
18 Fa ny olo-masiny ny Ambony indrindra haka ny fanjakana, ka hanany ny fanjakana mandrakizay, dia mandrakizay alaovalo.
19 Dia tiako hahafantatry ny hamarina ny amy ny biby fahefatra, izay efa hafa fomba noho ny sisa rehetra, nampatahotr' indrindra, efa vy ny nifiny, ary efa varahina ny hohony, nandany, nanorotoro, ary nanitsaky ny sisa tamy ny tongony:
20 Ary ny amy ny tandroka folo izay teo an-dohany, ary ny hafakoa izay nitranga, sy telo nianjera teo alohany: dia ny aminy lehy tandroka, izay nanana maso, sy vava izay niteny zava-dehibe indrindra, ary lozaloza kokoa ny tarehiny noho ny any ny namany:
21 Nijery aho, dia niady tamy ny olo-masina izany tandrok' izany, ka naharesy azy;
22 Mandra-pahatongany ny Fahagola, ary fitsarana nomena ho any ny olo-masiny ny Ambony indrindra; ary tonga ny andro izay efa hananany ny olo-masina ny fanjakana.
23 Izany no lazainy, Ny biby fahefatra ho fanjakana fahefatra ambony ny tany, izay ho hafa fomba noho ny fanjakana rehetra, ary handany ny tany rehetra, sy hanitsaky iny, ary hanorotoro iny izy.
24 Ary ny amy ny tandroka folo, dia hisy mpanjaka folo hitsangana aminy izany fanjakan' izany: ary hisy hafakoa hitsangana hanaraky ireny; ary ho hafa fomba noho ny voalohany izy, ka handresy mpanjaka telo izy.
25 Ary hanao teny hanohitry ny Ambony indrindra izy, ary handany ny olo-masiny ny Ambony indrindra, sy hihievitra hanova andro sy lalàna: ary ireny hatolotra any an-tànany hatramy fotoan' iray, sy fotoana maro, ary sasa-potoana.
26 Fa hapetraka ny fitsarana, ary ho esotra ny fanapahany mba ho lany sy haringiana hatramy ny farany.
27 Ary ny fanjakana sy ny fanapahana ary ny voninahitry ny fanjakana ambany ny lanitra rehetra homena ho any ny olo-masiny ny Ambony indrindra, fanjakana mandrakizay ny fanjakany, ary hanompo sy hankato Azy ny mpanapaka rehetra.
28 —Hatraminy izany ny farany ny zavatra. Ny amiko i Daniela, nampahory ahy indrindra ny fihieverako, ka niova ny tarehiko tato amiko; fa nitahiry ny zavatra teo am-poko aho.

## TOKO VIII.

TAMY ny taona fahatelo izay nanjakany Belisazara mpanjaka, nisehoany ny fanindrimandry anankiray tamiko, dia tamiko i Daniela, teo aoriany lehy niseho tamiko voalohany.
2 Dia nahita teo amy ny fanindrimandry aho; ary nony nahita, tany Siosana, valamenany ny mpanjaka, izay teo amy ny firazanana i Elama aho; dia nahita teo amy ny fanindrimandry aho, ary teo amorony ny ony Iolay aho.
3 Dia nasandratro ny masoko, ka nahita aho, ary, indro, nijanona teo tandrifiny ny ony, ondri-lahy, izay nanana tandroka roa: ary efa avo ny tandroka roa: fa ny anankiray efa avoavo kokoa noho ny hafa, ary ny avoavo kokoa nitranga farany.
4 Nahita ny ondri-lahy manoto miankandrefana, sy mianavaratra, ary mianatsimo, aho; ary tsy nisy biby nahafahatra teo anoloany, ary tsy nisy nahavonjy tamy ny tànany; fa nanao araky ny sitra-pony izy, ka nihialehibe.
5 Ary nony nihievitra aho, indro, osi-lahy avy tany andrefana, *nandeha* tany ambony ny tany rehetra, ka tsy nitehikia tamy ny tany: ary ny osi-lahy nanana tandroka lehibe teo anelanelany ny masony.
6 Ary izy nankany amy ny ondri-lahy izay nanany ny tandroka roa, izay efa

hitako nijanona teo tandrifiny ny ony, dia
nihiazakazaka tamy ny fahavinirany ma-
hery ho any aminy izy.
7 Ary efa hitako izy nanatona hanakeky
ny ondri-lahy, ary nisafoaka taminy izy,
dia namely ny ondri-lahy, ka nanapaky ny
tandrony roa: ary tsy nahafahatra ny
ondri-lahy teo anoloany, fa nazerany tamy
ny tany izy, ka no hitsakitsahiny: ary tsy
nisy nahavonjy ny ondri-lahy tamy ny tà-
nany.
8 Dia nihiahery indrindra ny osi-lahy;
ary raha nahery izy, dia tapaka ny tan-
droka lehibe; ary efatra lehibe nitranga
nisolo iny, nanatriky ny rivotr' efatra amy
ny lanitra.
9 Ary nitranga taminy ireny, tandroka
kely, izay nihialehibe indrindra, nanatriky
ny atsimo, sy nanatriky ny atsinanana, ary
nanatriky ny *tany* mahafinaritra.
10 Dia nihialehibe iny hihiatramy ny
marobe amy ny lanitra; ary nampian-
jera ny ankamaroany, sy ny kintana
sasany, tamy ny tany iny, ka nanitsaky
ireny.
11 Eny, nihialehibe iny, dia hatramy ny
Andriana Tompony ny maro, ka voa esotra
ny *fanalamboady* isan'andro taminy, dia
nazerana ny fitoerany masina.
12 Ary olo-marobe nomena hanohitry ny
*fanalamboady* isan'andro noho ny fahadi-
soana, dia nampianjera ny teny marina
tamy ny tany iny; dia nanao iny, ka nam-
binina.
13 Dia nandre izay masina anankiray ni-
teny aho, sy izay masina hafakoa nilaza
taminy lehy niteny, Mandra-pahoviana
ny fanindrimandry milaza ny *fanalam-
boady* isan'andro, sy ny fahotana mandrava,
hanolotry ny fitoera-masina, sy ny olo-ma-
robe, ho hitsahina?
14 Ary hoy izy tamiko, Hatramy ny roa
arivo sy telon-jato andro; dia ho diovina
ny fitoera-masina.
15 Ary rehefa nahita ny fanindrimandry
aho i Daniela, ka nitady saina aho, dia,
indro, nisy nijanona teo anatrehako tahaky
ny tarehin' olona.
16 Ary nandre feon'olona teo afovoany
Iolay aho, izay niantso, ka nanao hoe, Ry
Gabiriela, mampahafantara io ilehy io ny
fanindrimandry.
17 Dia nanakeky izay nijanonako izy:
ary rehefa nankeo izy, dia natahotra aho,
ka niankohoka: fa hoy izy tamiko, Fan-
taro, ry zanak'olona: fa ho amy ny andro
farany ny fanindrimandry.
18 Ary raha niteny tamiko izy, dia nian-
kohoka tamy ny tany aho, ka sondriantory:
fa nanohina ahy izy, ka nampitsangana ahy
teo aminy izay efa nijanonako.
19 Ary hoy izy, Indro, izaho mampaha-
fantatra anao izay ho amy ny farany ny
fahatezerana: fa ho amy ny fotoan'andro
ny farany.
20 Mpanjaky ny Media sy ny Perisia
ny ondri-lahy izay efa hitanao manany ny
tandroka roa.
21 Ary mpanjaky ny Girikia ny osy
voloina; ary mpanjaka voalohany ny
tandroka lehibe, izay teo anelanelany ny
masony.
22 Ary ny amy ny namakiany iny, sy
nitsanganany ny efatra hanbimby iny, fanja-
kana efatra hitsangana avy amy ny fire-
nena, fa tsy amy ny heriny.
23 Ary amy ny faran'androny ny fanja-
kany, rehefa nahatanteraka ny mpanota,
hitsanganana mpanjaka masia-tarehy, ka
mahalala fampanononan-teny.
24 Ary ho lehibe ny heriny, fa tsy amy
ny herin-tena: ary handrava efa loza izy,
dia handroso sy hanao, ary handrava ny
mahery sy ny olo-masina izy.
25 Ary ny fihiendreny koa hampandro-
soany ny fanavam-pitaka any an-tànany;
ary hirehareha am-po izy, ary fihiavanana
handravany ny maro: dia hitsangana ha-
nohitry ny Andriany ireo andriana izy: fa
ho torotoroina tsy amy ny tànana izy.
26 Ary marina ny fanindrimandriny ny
hariva, sy ny maraina, izay efa no lazaina:
koa hidio ny fanindrimandry; fa ho andro
maro iny.
27 —Ary izaho i Daniela dia reraka, ka
narary andro sasany; dia nitsangana aho, ka
nanao ny raharahany ny mpanjaka; ary
nahagaga ahy ny fanindrimandry, fa tsy
nisy nahalala.

## TOKO IX.

TAMY ny voalohan-taonany Dario, zanaky
Ahasiverosa, avy tamy ny zanaky ny
Media, izay natao ho mpanjaka amy ny
fanjakany ny Kalidia;
2 Tamy ny voalohan-taona izay nanja-
kany, nahalalako, izaho i Daniela, taminy
ireo boky, ny isany ireo taona izay nanka-

nesany ny teniny Iehôvah taminy Ieremia
mpaminany, fa ho tanteraka fito-polo taona
eo amy ny fandravana any Ieriosalema.
3 Dia nampanatriky ny tavako any Iehô-
vah Andriamanitra aho, hitady amy ny
fivavahana, sy fifonana, amy ny fifadiana,
sy lamba fisaonana aman-davenona:
4 Dia nivavaka taminy Iehôvah Andria-
manitra aho, dia naneky heloka, ka nanao
hoe, Tompo ô, Andriamanitra lehibe, ka
mahatahotra, mitandriny ny fanekena sy
ny famindram-po ho any izay tia Azy,
sy mitandriny ny didiny:
5 Efa nanota izahay, ary efa meloka, sy
nanao ratsy, ary niodina, nony niala tamy
ny lalànao sy ny fitsaranao izahay:
6 Ary tsy nihaino ireo mpaminany mpa-
nomponao izahay, izay efa niteny tamy ny
anaranao taminy ireo mpanjakanay, ireo
andriandahinay, sy ny razanay, ary ny va-
hoaka rehetra amy ny tany.
7 Ry Tompo ô, Anao ny fahamarinana,
fa anay ny hena-maso, tahaky ny amy ny
andro any; any ny olon-Ioda, sy ny mpo-
nina any Ieriosalema, ary ny Isiraely re-
hetra na izay akeky na izay eny lavitr'eny,
eo amy ny tany rehetra izay nandroaha-
nao azy noho ny fahotany, izay nataony ta-
minao.
8 Ry Tompo ô, anay ny hena-maso, any
ireo mpanjakanay, any ireo andriandahinay,
ary any ny razanay, satria efa nanota ta-
minao izahay.
9 Any Iehôvah Andriamanitray ny fa-
mindram-po, sy ny famelan-keloka, na dia
niodina taminy izahay;
10 Ary tsy nihaino ny feony Iehôvah
Andriamanitray izahay, hanaraky ny lalàny,
izay nampiteneniny ireo mpaminany, mpa-
nompony, teo anatrehanay;
11 Eny, efa nanota ny lalànao ny Isiraely
rehetra, nony niala izareo, ka tsy nihaino
ny feonao; koa nalatsaka taminay ny fa-
nozonana, sy ny fianianana, izay voa so-
ratra teo amy ny lalàny Mose, mpanompo
an'Andriamanitra, satria efa nanota taminy
izahay.
12 Ary efa no tanterahiny ny teniny izay
nitenenany anay, sy ny mpitsaranay izay
nitsara anay, fa nampilatsaka loza lehibe
taminay Izy: fa tsy mbola natao teo am-
bany ny lanitra rehetra tahaky ny natao ta-
miny Ieriosalema.
13 Nanjo anay izao loza lehibe rehetr'
izao araky ny voa soratra teo amy ny la-
làny Mose: kanefa tsy nifona teo anatre-
hany Iehôvah Andriamanitray izahay,
miala amy ny fahotanay, ary mitandriny
ny teninao marina.
14 Dia namboatra hitondra loza Iehôvah,
ka nampilatsaky izany taminay: fa marina
Iehôvah Andriamanitray eo amy ny asany
rehetra izay ataony; fa tsy nihaino ny feony
izahay.
15 Ary ankehitriny, Iehôvah Andria-
manitray, Izay nampivoaky ny olonao
tamy ny tany Ejipity tamy ny tànana ma-
hery, ka nanao anarana ho Anao, tahaky
ny amy ny andro any, efa nanota izahay,
efa nanao ratsy izahay.
16 Ry Tompo ô, mifona aminao izahay;
araky ny fahamarinanao rehetra, aoky hia-
la ny fahatezeranao, sy ny fahaviniranao,
aminy Ieriosalema, tanànanao, tendrombo-
hitrao masina: satria efa fanaratsiana aminy
izay manodidina anay, Ieriosalema sy ny
olonao, noho ny fahotanay, sy ny heloky ny
razanay.
17 Ary ankehitriny, ry Andriamanitray,
noho ny Tompo, mihainoa ny hataky ny
mpanomponao, sy ny fifonany, ary mami-
rapirata ny tavanao amy ny fitoeranao ma-
sina izay efa rava.
18 Ry Andriamanitro, atongilano ny so-
finao, ka henoy; ampihirato ny masonao,
ka jereo ny fandravana anay, sy ny tanàna
izay antsoina amy ny anaranao: fa tsy
noho ny fahamarinanay anoloranay ny
fifonanay eo anatrehanao, fa noho ny fa-
mindram-ponao lehibe.
19 Mandrenesa, ry Tompo ô; mamelà
heloka, ry Tompo ô; mihainoa, ka atavy,
ry Tompo ô; aza mahela; noho Hianao,
ry Andriamanitro; fa antsoina amy ny ana-
ranao ny tanànanao, sy ny olonao.
20 —Ary raha mbola niteny aho, ka ni-
fona, sy naneky ny fahotako, sy ny fahotany
ny Isiraely oloko, ary nanolotry ny hatako
teo anatrehany Iehôvah Andriamanitro ha-
monjy ny tendrombohitra masina an'An-
driamanitro;
21 Eny, raha mbola niteny teo amy ny
fivavahana aho, dia nanidina faingiana i
Gabiriela, lehilahy izay efa hitako teo amy
ny fanindrimandry teo am-boalohany, ka
nanohina ahy, tokony ho amy ny fotoany
ny fanalamboady hariva.
22 Ary nampahafantatra *ahy*, ka niresaka

tamiko izy, ka nanao hoe, Ry Daniela ô,
efa nivoaka aho ankehitriny, hampahahen-
dry anao amy ny fahalalana.
23 Raha vao nangataka hianao, dia ni-
voaka ny teny, ary tonga aho hanambara;
fa malala indrindra hianao; koa fantaro ny
teny, ary hevero ny fanindrimandry.
24 Herinandro fito-polo voa tendry ho
amy ny olonao, sy ny tanànanao masina,
hamita ny fahadisoana, sy hanapitry ny fa-
hotana, ary hanavotra noho ny heloka, ary
hampiditra fahamarinana mandrakizay, sy
hanisy kase ny fanindrimandry sy ny fa-
minaniana, ary hanosotry ny masin' in-
drindra.
25 Ary mahafantara, ka mahalalà; ha-
tramy ny fivoahany ny teny hanorina sy
hanangana any Ieriosalema, ka hatraminy
Mesia Andriana, hisy herinandro fito, sy
herinandro roa amby enim-polo: ny là-
lam-be sy ny rova hamboarin' indray eo
amy ny andro mahory aza.
26 Ary rehefa afaka ny herinandro roa
amby enim-polo, ho vonoina i Mesia, fa tsy
noho Izy tena: ary ny vahoaky ny an-
driana anankiray izay ho avy, handrava ny
tanàna, sy ny fitoera-masina; ary ho amy
ny riaka ny farany; ary hatramy ny fa-
rany, ady, fampijaliana, fandravana.
27 Ary herinandro hiany hanamafiany ny
fanekena amy ny maro, ary eo an-tenante-
nany ny herinandro hampitsaharany ny fa-
nalamboady sy ny fanatitra; dia hitoetra eo
an-tampony *ny tempoly* ny fahavetavetana
mandrava, mandra-palatsaka amy ny mpan-
drava ny fandaniana sy ny fampijaliana.

## TOKO X.

TAMY ny fahatelo taonany Koresa, mpan-
jaka any Perisia, nanambarana teny taminy
Daniela, izay natao hoe, i Belitesazara;
ary marina ny teny, kanefa ela ny fotoan'
andro: ary nahalala ny teny izy, ka naha-
fantatry ny fanindrimandry.
2 Izaho i Daniela, taminy ireny andro
ireny, nitomany roa tokam-bolana mipaka.
3 Tsy nihinana mofo tiana aho, ary tsy
nitehikia tamy ny vavako hena, na divay,
ary tsy nanoso-tena akory aho, mandra-
-pahatapitra ny roa tokam-bolana mipaka.
4 Ary tamy ny andro fahefatra amby
roa-polo amy ny volana voalohany, raha
teo anilany ny ony lehibe aho, Hidekela
izany;
5 Nanandratako ny masoko, sy nijereko,
ary, indro, nisy lehilahy nitafy hariry ma-
dinikia, ka nisikina volamena tsara avy any
Iopaza ny vaniany;
6 Ary nanahaky ny vato Tarisisa ny va-
tany, ary nanahaky ny fisehoany ny hela-
tra ny tavany, ary nanahaky ny fanilo
mirehitra ny masony, ary nanahaky ny
volom-barahina voa lalotra ny sandriny
sy ny tongony, ary nanahaky ny feony ny
olo-marobe ny feony ny fiteniny.
7 Ary izaho i Daniela hiany no nahita ny
fanindrimandry; fa tsy nahita ny fanin-
drimandry ny olona izay nomba ahy; fa
tora-kovitra izareo, ka nandositra hiery.
8 Dia nilaozana nitokana aho, ka nahita
izany fanindrimandry lehibe izany aho, ary
tsy nisy hery nitoetra teo anatiko: fa niova
ho ratsy ny hatsara-tarehiko, ka tsy nanan-
-kery aho.
9 Ary nandre ny feony ny fiteniny aho:
ary rehefa nandre ny feony ny fiteniny aho,
dia no sondriantory niankohoka aho, ka
nipaka tamy ny tany ny tavako.
10 Ary, indro, nisy tànana nanohina ahy,
ka nampiarina ahy handohalikia sy hitehin-
-tànana.
11 Ary hoy izy tamiko, Ry Daniela ô,
lehilahy malala indrindra, fantaro ny teny
izay no lazaiko aminao, ka mijoroa; fa ni-
rahina aho hankaty aminao ankehitriny.
Ary rehefa no lazainy tamiko izany teny
izany, dia nijanona nangovitra aho.
12 Dia hoy izy tamiko, Aza matahotra,
ry Daniela ô: fa hatramy ny andro voalo-
hany izay nampitoeranao ny fonao haha-
lala, sy hampahori-tena eo anatrehan' An-
driamanitrao, no nandrenesany ny teninao,
ary tonga aho noho ny teninao:
13 Fa nanohitra ahy iraikia amby roa-
-polo andro ny andriany ny fanjakany ny
Perisia: fa, indro, tonga hamonjy ahy
Mikaela, anankiray amy ny andrian-dehibe;
dia nitoetra teo aminy ireo mpanjaka any
Perisia aho:
14 Ary tonga aho hampahafantatra anao
izay hanjo ny olonao amy ny andro
farany: fa mbola ho ela ny fanindriman-
dry.
15 Ary rehefa no lazainy tamiko izany
teny izany, dia niankohoka tamy ny tany
aho, k' efa moana aho.
16 Ary, indro, anankiray izay nanahaky
ny zanak'olombelona nanohiny ny molo-

tro: dia nanoka-bava aho, ka niteny, sy
nilaza taminy izay nijanona teo anatrehako,
hoe, Ry tompoko ô, ny fanindrimandry
nilatsahany ny fahoriako tamiko, ka tsy
nanan-kery aho.
17 Fa ataony ny mpanompony itoy tom-
poko itoy ahoana no hiteny aminy itoy tom-
poko itoy? fa ny amiko, tsy nisy hery ni-
toetra teo anatiko hatrizany, ary tsy nisy
fofon'aina nitoetra teo anatiko.
18 Dia nisy indray, nanahaky ny tare-
hin-dehilahy nanohina ahy, ka nampaha-
hery ahy izy,
19 Ka nanao hoe, Ry lehilahy malala in-
drindra, aza matahotra; fihiavanana anie
ho anao, mahereza, eny, mahereza. Ary
rehefa niteny tamiko izy, dia nahery aho,
ka nanao hoe, Aoky hiteny ny tompoko;
f' efa nampahahery ahy hianao.
20 Dia nanao hoe izy, Fantatrao v' izay
ihiaviako aty aminao? ary hiverina aho
ankehitriny hiady amy ny andriany ny
Perisia: ary raha lasa nivoaka aho, indro,
ho avy ny andriany ny Girikia:
21 Fa hambarako anao izay voa tom-
boka teo amy ny soratry ny teny marina:
ary tsy misy miezaka hanampy ahy aminy
ireo zavatr' ireo, afa tsy Mikaela, andria-
nareo.

## TOKO XI.

Ary izaho tamy ny voalohan-taonany
Dario Media, dia nijanona hampahery sy
hampahatanjaka azy aho.
2 Ary ankehitriny, hambarako anao ny
teny marina. Indro, hitsangana hiany
mpanjaka telo any Perisia; ary ny fahefa-
tra hanan-karena lavitra noho izy rehetra:
ary araky ny heriny amy ny hareny ham-
pitairany ny olon-drehetra hanohitry ny
fanjakana Girikia.
3 Ary hitsangana mpanjaka mahery, izay
hanapaka amy ny fahefan-dehibe, ka hanao
araky ny sitra-pony.
4 Ary raha hitsangana izy, dia ho vaky ny
fanjakany, ka ho zarazaraina ho amy ny
rivotr' efatra amy ny lanitra; fa tsy ho
any ny zanany mandimby iny, na araky
ny fanjakany izay nanapahany; fa ny fanja-
kany ho hongotana, dia ho any ny hafakoa
afa tsy ireny.
5 Ary hahery ny mpanjaka any atsimo,
sy anankiray amy ny andriandahiny: ary
lehio haherihery kokoa noho izy, ka hana-
paka izy; ho fanapahan-dehibe ny fanapa-
hany.
6 Ary hirai-saina amy ny farany ny
taona any ho any izy roroa: fa hankany amy
ny mpanjaka any avaratra ny zanaka-va-
viny ny mpanjaka any atsimo, hanao fane-
kena fihiavanana: fa tsy hitana ny heriny
ny sandry lehy zazavavy: ary tsy hitoetra
izy, na ny manohana azy: fa hatolotra
ilehy zazavavy sy izay nitondra azy, sy
izay niteraka azy, ary izay nampahery
azy taminy ireny andro ireny.
7 Fa hitsangana ny anankiray avy amy
ny sampany ny fakany, handimby azy, ka
ho avy mitondra miaramila, ka hiditra any
am-bateriny ny mpanjaka any avaratra, dia
hiady aminy, ka haharesy:
8 Ary hitondra ireo andriamaniny sy ireo
andriandahiny, ary ireo fanaka tsara vola-
fotsiny, sy volamenany koa, ho babo ho
any Ejipity izy: ary haharitra taona maro-
maro kokoa noho ny mpanjaka any avara-
tra izy.
9 Dia hankany amy ny fanjakany ny
mpanjaka any atsimo izy, kanefa hody any
amy ny taniny hiany izy.
10 Fa ho taitra ireo zanani-lahy, ka ha-
nangona miaramila marobe izareo: ary ho
avy dia ho avy ny anankiray, dia han-
driaka, ka handroso hiany: dia ho taitra
indray hatramy ny bateriny izy.
11 Ary ho tezitra ny mpanjaka any
atsimo, dia hivoaka, ka hiady aminy izy,
dia amy ny mpanjaka any avaratra: ary
hanangona olo-marobe izy; ary ny olo-
-marobe hatolotra any an-tànany.
12 Rehefa niala ny olo-marobe, dia hire-
hareha ny fony: ary handavo olona alina
alina izy; kanefa tsy hahery izy.
13 Fa ny mpanjaka any avaratra hive-
rina, ka hanangona olo-marobe, dia be
lavitra noho ny fahiny, ary ho avy dia ho
avy izy, ka hitondra miaramila betsaka sy
harena bevava, raha afaka ny taona any
ho any.
14 Ary hisy maro aminy ireny andro
ireny hitsangana hanohitry ny mpanjaka
any atsimo: ary ny mpandroba eo amy ny
olonao hirehareha hampitoetry ny fanindri-
mandry; fa ho lavo izareo.
15 Dia ho avy ny mpanjaka any avaratra,
dia hanangana mànda, ka hahafaky ireo
tanàna mirova mafy; ary ny sandriny ny

atsimo tsy hahafahatra, na ny olom-pini-
diny; ary tsy hanan-kery hahafahatra
izareo.
16 F' izay avy hamely azy hanao araky
ny sitraky ny fony, ary tsy hisy hahafaha-
tra eo alohany: ary izy hijanona eo amy
ny tany tsara, ka laniny ny tànany iny.
17 Ary izy hanatrikia hiditra mitondra ny
heriny ny fanjakany rehetra, sy ny mahitsy
momba azy; izany hataony; ary izy ha-
nome azy zazavavy tsara-tarehy eo amy ny
vehivavy handoto azy; fa tsy hitoetra, na
hanampy azy lehy zazavavy.
18 Rehefa afak' izany, dia hampitodiky
ny tavany ho any amy ny nosy izy, ka
hamabo ny maro: fa andriana anankiray
hampitsahatry ny fanaratsiany azy; afa
tsy ny fampiverenany ny fanaratsiany ho
aminy hiany.
19 Dia hanatriky ny bateriny ny taniny
indray izy; fa ho tafintohina, sy ho lavo,
ka tsy ho hita izy.
20 Dia hisy anankiray hitsangana han-
dimby azy izay hampandeha ny mpamory
hetra amy ny voninahitry ny fanjakana: fa
haringiana izy, raha afaka andro vitsivitsy,
ka tsy amy ny fahatezerana, na amy ny
ady.
21 Dia hitsangana olom-betaveta han-
dimby azy, ary tsy homena ny voninahitry
ny fanjakana izy: fa hiditra mihiavana
izy, ka hahazo ny fanjakana noho ny fan-
droboana.
22 Ary ny hery mandriaka ho saforany,
ka ho torotoroina; eny, ny andriany ny
fifanekena koa.
23 Ary rehefa *nanao* fanekena taminy,
dia hanao fihiendrena izy: fa hiakatra izy,
ka hahery na dia vitsy aza ny olona.
24 Hiditra izy, mody mihiavana amy ny
tany mahavokatr' indrindra amy ny firaza-
nana; ary hanao izay tsy nataony ny rainy,
na ny rainy ny razany, izy; hampiely eo
aminy ireny, ny babo, sy ny kapy, ary ny
harena, izy: dia hamoron-tsaina hamely ny
batery izy, amy ny andro any ho any.
25 Ary izy hampitaitry ny heriny, sy ny
tokiny, hamely ny mpanjaka any atsimo,
amy ny miaramila marobe; ary ny mpan-
jaka any atsimo ho tairina hiady, mitondra
miaramila marobe sy mahery indrindra; fa
tsy hahafahatra izy, fa hamoron-tsaina ha-
mely azy izareo.
26 Ary izay mihinana amy ny anjaran-
-kaniny handringiana azy, ary handriaka
*ho levona* ny miaramilany, ary maro voa
vono ho lavo.
27 Ary hikiasa hanao ratsy ny fony ireo
mpanjaka roa ireo, ary hiteny laingia eo
amy ny latabatra iray izareo; fa tsy hanam-
bina iny: kanefa mbola ho amy ny fotoan'
andro ny farany.
28 Dia hiverina any amy ny taniny izy
mitondra harena be; ary hanohitry ny
fanekena masina ny fony; ary hanefa izy,
ka hiverina ho any amy ny taniny.
29 Hiverina amy ny fotoan'andro izy, ka
handeha hianatsimo; fa tsy hanahaky ny
teo aloha, na hanahaky ny teo aoriana iny.
30 Fa ho avy ny sambon-Kitima hamely
azy; koa halahelo, dia hiverina, ka ho te-
zitra amy ny fanekena masina izy: ary
hanefa izy, dia hiverina, ka hitady saina
aminy izay mahafoy ny fanekena masina.
31 Ary sandry maro hitoetra homba azy,
ary handoto ny fitoera-masina mahery, ka
hanesotry ny *fanalamboady* isan'andro
izareo, ary hampitoetry ny zava-betaveta
izay mandrava izareo.
32 Ary hampihiaratsy ny mpamadiky ny
fanekena noho ny fandroboana izy: fa ha-
hery sy hanefa ny olona izay mahalala
ny Andriamaniny.
33 Ary ny manan-tsaina eo amy ny olona
hampianatry ny maro: kanefa ho lavony
ny sabatra, sy ny lel'afo, ho babo sy ho
kapy elaela hiany izareo.
34 Ary raha ho lavo izareo, dia ho toha-
nana amy ny tohan-kely izareo: fa maro
hiray aminy amy ny fandroboana.
35 Ary hisy eo amy ny manan-tsaina ho
lavo, mba hizaha-toetra azy, sy hanadio,
ary hahafotsy hatramy ny andro farany:
satria mbola ho amy ny fotoan'andro iny.
36 Ary ny mpanjaka hanao araky ny
sitraky ny fony; ary hisandratra izy, dia
hirehareha hiambony ny andriamanitra re-
hetra, ka hiteny zava-mahagaga hanohitra
an' Andriamanitry ireo andriamanitra, ary
hambinina izy, mandra-pahefany ny faha-
tezerana; f' izay voa tendry no hatao.
37 Ary tsy hihievitra an'Andriamanitry
ny razany, na ny tiam-behivavy, izy, na hi-
hievitry izay andriamanitra akory: fa hisan-
dratra ambony lavitra noho izy rehetra
izy;
38 Fa ny andriamanitra tompony ny ady
no hankalazainy hisolo Azy: ary andria-

manitra izay tsy fantatry ny razany no
hankalazainy amy ny volamena, sy vola-
fotsy, sy vato soa, ary zavatr' irina.
39 Izany no hataony eo amy ny fiaro-
vana mafy indrindra amy ny andriamani-
tra tsi-izy, izay hekeny, *sy* homeny vonina-
hitra bebe kokoa: ary hanendry ireny ha-
napaky ny maro izy, ka hizara ny tany ho
tamby.
40 Ary hanoto azy amy ny andro farany,
ny mpanjaka any atsimo: ary ho avy ny
mpanjaka any avaratra hamely azy tahaky
ny tadio, mitondra fiarakodia, sy mpitain-
gin-tsoavaly, ary sambo maro; ary hiditra
amy ny tany maro izy, dia handriaka, ka
handroso hiany izy.
41 Dia hiditra amy ny tany tsara izy, ka
handrava ny maro: f' ireo ho afaka amy
ny tànany, dia ny Edòma sy ny Moaba,
ary ny lehibe amy ny zanaky Amona.
42 Dia haninjitry ny tànany amy ny
tany maro izy: ary tsy ho afaka ny tany
Ejipity:
43 Fa hanam-pahefana amy ny fitehiri-
zana volamena, sy volafotsy, ary ny za-
vatr' irina rehetra any Ejipity, izy: ary
ny Libia sy ny Etiopia hanaraky ny dìany.
44 Fa filazana avy any atsinanana, sy
any avaratra, hampahory azy: dia han-
deha amy ny fahaviniran-dehibe handrava
izy, ka handringiany ny maro.
45 Ary izy hanoriny ny trano-lainy ny
valamenany eo anelanelany ny ranomasina,
eo an-tendrombohitra masina mahafaly;
kanefa ho avy ny farany, ary tsy hisy ha-
monjy azy.

## TOKO XII.

Ary hitsangana aminy iny andro iny, i
Mikaela, ilehy andrian-dehibe, izay mija-
nona hamonjy ny zanaky ny olonao: ary
hisy andro fahoriana, izay tsy mbola nisy
hatrizay nisiana firenena, ka hatraminy iny
andro iny; ary ho vonjena ny olonao eo
aminy iny andro iny, dia izay rehetra hita
voa soratra eo anatiny ny boky.
2 Ary hifoha ny maro aminy izay matory
eo amy ny vovoky ny tany, ny sasany ho
amy ny fiainana mandrakizay, ary ny sa-
sany ho amy ny fahamenarana *sy* ho amy
ny fandatsana mandrakizay.
3 Ary ny hendry hamirapiratra tahaky ny
famiraparitany ny lanitra; ary ny mampi-
veriny ny maro ho amy ny fahamarinana
hanahaky ny kintana, mandrakizay 'man-
drakizay.
4 Fa hianao, ry Daniela ô, hidio ny teny,
ka asivy ny kase ny boky, hatramy ny
andro farany: maro no hivoivoy, ka hi-
tombo ny fahalalana.
5 —Dia nijery aho i Daniela, ary, indro,
nijanona ny roa hafakoa, ny anankiray
teo amy ny ety amoron' ety amy ny ony,
ary ny anankiray teo amy ny ery amorony
ery amy ny ony.
6 Ary no lazaina tamy ny lehilahy mi-
tafy hariry madinikia, izay teo ambony ny
ranony ny ony, Mandra-pahoviana no ho
avy ny farany ireo fahagagana?
7 Ary nandre ny lehilahy nitafy hariry
madinikia, izay teo ambony ny ranony ny
ony, aho, raha nanangany ny tànany anka-
vanana sy ny tànany ankavia ho amy ny
lanitra izy, ka nianiana taminy Izay velona
mandrakizay, fa ho fotoan' iray, ho fotoana
maro, sy ho an-tsasaka, izany; ary rehefa
nahatanteraka hampiely ny heriny ny olo-
-masina izy, dia ho vita izany rehetr' izany.
8 Ary nandre aho, fa tsy nahalala aho:
dia hoy izaho, Tompoko ô, inona no ho fa-
rany ireo zavatr' ireo?
9 Dia hoy izy, Mandehana, ry Daniela:
fa voa hidy ny teny, ka nasian-kase hatra-
my ny andro farany.
10 Maro ho diovina, sy ho fotsina, ary
hizahan-toetra; fa hanao ratsy ny ratsi-
-fanahy: ary tsy hisy eo amy ny ratsi-fa-
nahy hahalala; fa ny hendry hahalala.
11 Ary hatramy ny andro hanesorany ny
*fanalamboady* isan'andro, sy hampitoerany
ny zava-betaveta izay mandrava, hisy
andro sivy folo amby roan-jato amby arivo.
12 Finaritra izay miandry, sy mahatratry
ny andro dimy amby telo-polo, amby telon-
-jato amby arivo.
13 Fa hianao, mandehana mandra-pihia-
viny ny farany; fa hitsahatra hianao, ka
hijanona eo amy ny anjaranao eo amy ny
farany ny andro.

# NY BOKINY HÔSEA.

## TOKO I.

NY teniny Iehôvah izay nankeo aminy
Hôsea, zanaky Biery, tamy ny androny
Ozia, Iôtama, i Ahaza, *sy* Hezekia,
mpanjaka any Ioda, ary tamy ny an-
drony Ieroboama, zanaky Iôasa, mpan-
jaka any Isiraely.
2 NY FITOMBOKY ny teniny Iehôvah ta-
miny Hôsea. Ary hoy Iehôvah taminy
Hôsea, Mandehana, makà ho anao vady
mijangajanga, ary zanaka mijangajanga:
fa nijangajanga dia nijangajanga niala ta-
miny Iehôvah ny tany.
3 Dia lasa nandeha izy, ka naka any
Gomera, zanaka-vaviny Dibilaima; dia
bevohoka izy, ka niteraka zanaka-lahy ta-
miny.
4 Ary hoy Iehôvah taminy, Atavy ny
anarany hoe, Iziriela; fa raha afaka keli-
kely, dia hampijaly ny mpianakaviny
Iehio noho ny rany Iziriela Aho, ka ham-
pitsahatry ny fanjakany ny mpianakaviny
Isiraely.
5 Ary ho tapahiko aminy izany andro
izany, ny tsipìkiany ny Isiraely any an-
-dohasaha Iziriela.
6 Dia bevohok' indray izy, ka niteraka
zanaka-vavy. Ary hoy Izy taminy,
Atavy ny anarany hoe, i Lo-rohama: fa
tsy hamindra-fo amy ny mpianakaviny
Isiraely intsony Aho; fa hanesotra dia ha-
nesotra azy Aho.
7 Fa hamindra-fo amy ny mpianakaviny
Ioda Aho, ary Iehôvah Andriamaniny ha-
monjeko azy, ary tsy mba tsipìkia, na sa-
batra, na ady, tsy soavaly, na mpitaingin-
-tsoavaly, hamonjeko azy.
8 Ary rehefa notazany Lo-rohama, dia
bevohoka izy, ka niteraka zanaka-lahy.
9 Dia hoy Izy, Atavy ny anarany hoe, i
Lo-amy: fa tsy ho oloko hianareo, ary tsy
ho Andriamanitrareo Aho.
10 Kanefa hanahaky ny fasikia amy ny
ranomasina, izay tsy azo hoaharina na
hisaina, ny isany ny zanaky Isiraely; fa
ho amy ny tany izay nilazana azy hoe,
Tsy oloko hianareo, hilazana azy hoe, Za-
nak' Andriamanitra mahavelona hianareo.
11 Dia hiangona ny zanaky Ioda sy ny
zanaky Isiraely, ka hanendry mpifehy iray
izareo, ary hiakatra hiala amy ny tany iza-
reo: fa lehibe ny androny Iziriela.

## TOKO II.

ATAVY amy ny rahalahinareo hoe, Amy;
ary amy ny anabavinareo hoe, Rohama.
2 Miadia-teny amy ny reninareo, miadia-
-teny; fa tsy vadiko izy, ary tsy vadiny
aho; mba hampialany ny fijejojejoany amy
ny masony, ary ny fijangajangany eo ane-
lanelany ny nonony:
3 Fandroa hampitanjaka azy Aho, ka
hampitoetra azy tahaky ny tamy ny andro
izay niterahana azy, ka hataoko tahaky ny
efitra izy, ka hasiako tahaky ny tany man-
gentana, ka ho vonoiko hetaheta izy.
4 Ary tsy hamindra-fo amy ny zanany
Aho; fa zanaka mijangajanga izareo.
5 F' efa nijangajanga ny reniny: efa na-
nao zava-mahamenatra izay niteraka azy:
fa hoy izy, Hanaraky ny tia ahy aho,
dia izay nanome ny mofoko, sy ny ranoko,
ny volon'ondriko, sy ny rongoniko, ny so-
liko, sy ny zavatra ho sotroiko.
6 Koa, indro, ho fefeko tsilo ny làlanao,
ka hasiako ampentany, mba tsy ho hitany
ny làlan-kalehany.
7 Ary hanenjiky ny tia azy izy, fa tsy ho
tratrany; ary hitady azy izy, fa tsy ho
hitany: dia hanao hoe izy, Mandeha aho,
ka hiverina ho any amy ny vadiko voalo-
hany; fa aleoko ny toetro fahiny toy izay
ny ankehitriny.
8 Fa tsy nahalala izy, f' Izaho no na-
nome azy ny vary, sy ny divay, ary ny so-
likia, ka nampitombo ho azy volafotsy sy
volamena, namboarina ho any Bala.
9 Koa hiverina aho, ka halaiko ny va-
riko eo amy ny androny, ary ny divaiko eo
amy ny fotoany, ary hampodiko ny volon'

ondriko sy ny rongoniko, mety hanarony
ny fitanjahany.
10 Ary ankehitriny haseloko ny fahave-
tavetany eo imasony ny tia azy, ary tsy hisy
hamonjy azy amy ny tànako.
11 Ary hatsahatro ny fifaliany rehetra;
ny fanasany, ny tsinam-bolany, sy ny saba-
tany, ary ny fihaonany rehetra.
12 Dia ho ravako ny tahom-boalobony,
sy ny hazo-voarany, izay nilazany hoe, Ireo
no tangiko izay nomeny ny tia ahy ho
ahy: ary hampody ireny ho ala Aho, ka
handany ireny ny biby any an-tsaha.
13 Dia hampijaly azy Aho noho ny an-
drony ireo Bala, izay nandoroany zava-
-manitra ho any ireny; ary niravaka tamy
ny haviny sy ny voahanginy izy, ka nana-
raky ny tia azy, ary Izaho no hadinoiny,
hoy Iehôvah.
14 Kanefa, indro, hitaona azy Aho; ary
hitondra azy any an-efitra, ka hiteny haha-
faly ny fony Aho.
15 Ary homeko azy ny tanim-boalo-
bony avy any, ary ny lohasaha Akôra ho
varavarana mampanantena, ary hihira
any izy, tahaky ny tamy ny androny ny
fahazazany, ary tahaky ny tamy ny an-
drony ny fiakarany tamy ny tany Ejipity.
16 Ary ho aminy izany andro izany, hoy
Iehôvah, dia hiantso Ahy hianao hoe,
Isiko; ary tsy hiantso Ahy intsony hianao
hoe, i Balako.
17 Fa hesoriko ny anarany ireo Bala amy
ny vavany, ary tsy ho tsarovina amy ny
anarany ireny.
18 Ary hanao fanekena aminy izany an-
dro izany Aho, hampaneky azy ny biby
any an-tsaha, sy ny vorona amy ny lanitra,
ary ny zava-mandady amy ny tany: ary
ho tapahiko ny tsipìkia, sy ny sabatra, ary
ny ady, ho afaka amy ny tany, ka ham-
pandriko soa aman-tsara izareo.
19 Ary hampakatra anao ho Ahy man-
drakizay Aho; eny, hampakatra anao ho
Ahy, amy ny fahamarinana sy fahitsiana,
ary amy ny fiantrana sy famindram-po,
Aho.
20 Dia hampakatra anao ho Ahy amy ny
fahatokiana Aho: dia hahalala any Iehô-
vah hianao.
21 Ary ho aminy izany andro izany, dia
hamaly Aho, hoy Iehôvah, hamaly ny la-
nitra Aho, ary hamaly ny tany iny;
22 Ary ny tany hamaly ny vary, sy ny
divay, ary ny solikia, ary hamaly ny Izi-
riela ireo.
23 Fa hamafy azy ho Ahy eo amy ny
tany Aho; ary hamindra-fo aminy izay
tsy nahazo famindram-po Aho, ary hilaza
amy ny efa tsy oloko Aho, Oloko hianao,
ary hilaza izy, Andriamanitro Hianao.

## TOKO III.

Dia hoy Iehôvah tamiko, Mandehana in-
dray, tiava vehivavy izay efa tian-tsakaiza,
na dia mpisintaka aza izy; araky ny fitia-
vany Iehôvah ny zanaky Isiraely, izay
nania ho aminy ireo andriamani-kafa, ka
tia ampempam-boaloboka.
2 Ary vakim-bola dimy amby ny folo, sy
homera barily, ary sasaka homera barily,
nividianako azy ho ahy:
3 Ary hoy izaho taminy, Hiandry ho ahy
andro maro hianao; aza manao fijangajan-
gana hianao, ary aza mety ho any ny olon-
-kafa hianao: ary izaho kosa *hiandry* ho
anao.
4 Fa hitoetra andro maro ny zanaky Isi-
raely, tsy mana-mpanjaka, na manan' an-
driana, na manana fanalamboady, na ma-
nan' endri-javatra, na manana efoda na sam-
pin-drazana.
5 Rehefa afak' izany, hiverina ny zanaky
Isiraely, ka hitady any Iehôvah Andria-
maniny, sy Davidy mpanjakany; ary ha-
tahotra any Iehôvah, sy ny fahatsarany,
amy ny andro farany, izareo.

## TOKO IV.

Mihainoa ny teniny Iehôvah hianareo, ry
zanaky Isiraely: fa manan-teny Iehôvah
amy ny mponina eo amy ny tany, satria tsy
misy fahamarinana, na famindram-po, na
fahalalana an' Andriamanitra, eo amy ny
tany.
2 Loza-be izareo hianiana, sy handaingia,
sy hamono olona, sy hangalatra, ary hi-
jangajanga; ary ra mipaka amy ny ra.
3 Koa hitomany ny tany, ary ho reraka
izay rehetra mitoetra eo, sy ny biby any
an-tsaha, ary ny vorona amy ny lanitra:
eny, ho lany ny hazandrano eo an-drano-
masina.
4 Kanefa, aza misy olona mifanditra, na

mifanome-tsiny; f' efa nanahaky izay mia-
dy amy ny mpisorona ny olonao.
5 Ary ho lavo hianao nony andro, ary ho
lavo miaraka aminao koa ny mpaminany
nony alina, ary haringiako ny reninao.
6 Ny oloko efa aringiana noho ny tsi-
-fisiana fahalalana: satria efa nanary faha-
lalana hianao, dia hanary anao kosa Aho,
ka tsy hisorona ho Ahy hianao: satria
nanadino ny lalàny ny Andriamanitrao
hianao, dia hanadino ny zanakao kosa
Aho.
7 Araky ny nitomboany no nanotany ta-
miko; hovako ny voninahiny ho henatra.
8 Mihinany ny fanatitra noho ny ota ate-
riny ny oloko izareo, ary manangany ny
fony ho amy ny helony izareo.
9 Ary hifanahaka ny olona sy ny mpiso-
rona; ary hampijaly ireny Aho noho ny
làlan-kalehany, ka hampanody ireny ny
nataony Aho;
10 Fa hihinana izareo, ka tsy ho voky: hi-
jangajanga izareo, ka tsy hihiamaro: satria
nitsahatra hitandrina any Iehôvah izareo.
11 Lasany fijangajangana, sy divay, ary
divay vaovao, ny fo.
12 Ny oloko mila saina amy ny tapa-ka-
zony; ny tehiny manambara aminy: fa
fanahy mijangajanga nampania *azy*; ary
nijangajanga ho afaka amy ny Andriama-
niny izareo.
13 Manala-voady any an-tampon-ten-
drombohitra izareo, ka mandoro zava-ma-
netona ambony ny tanety; eo ambany ny
hazo voamboana, sy ny hazo popilara, ary
ny hazo voasary, satria tsara ny alokalony:
koa hijejojejo ny zanaka-vavinareo, ary
hisintaka ny vinanto-vavinareo.
14 Tsy hampijaly ny zanaka-vavinareo
Aho, raha mijejojejo izareo, na ny vinanto-
-vavinareo, raha misintaka izareo; satria
mihiataka hiray amy ny mpijangajanga ny
lahy kosa, ka miara-manala-voady amy ny
mpandranitra; koa ho lavo ny olona tsi-
-mahalala.
15 Na dia mijangajanga aza hianao, ry
Isiraely, aoky tsy ho meloka Ioda; ary aza
mankany Giligaly hianareo, na miakatra
ho any Beti-avena hianareo, na mianiana
hianareo hoe, Raha velona koa Iehôvah.
16 Fa maditra ny Isiraely tahaky ny van-
totr'omby maditra: Iehôvah hamahana
azy ankehitriny, tahaka an-janak'ondry eo
amy ny fitoera-malalaka.
17 Miray amy ny sampy, ny Efiraima;
aoka ho azy izy.
18 Rehefa afaka ny hamamoany, mijan-
gajanga dia mijangajanga izareo: ma-
hamenatra ny fitiavany ireo mpanapaka
azy;
19 Ny rivotra namehy azy teo anatiny ny
elany, ary ho menatry ny fanalamboadiny
izareo.

## TOKO V.

MANDRENESA izany hianareo, ry mpiso-
rona! ary mihainoa hianareo, ry mpiana-
kaviny Isiraely! ary atongilano sofina hia-
nareo, ry mpianakaviny ny mpanjaka! fa
manameloka anareo ny fitsarana, satria efa
fandrikia tany Mizipa, sy vovo navelatra
taminy Tabôra, hianareo.
2 Ary mamono be loatra ny mpihiemo-
tra, fa hampijaly azy rehetra Aho.
3 Mahalala ny Efiraima Aho, ary tsy
afenina amiko ny Isiraely: fa ankehitriny
mijangajanga hianao, ry Efiraima ô! ma-
loto ny Isiraely.
4 Tsy mamboatry ny asany mba hiverina
ho amin' Andriamaniny izareo; fa fana-
hiny ny mpijangajanga no eo anatiny, ary
tsy mahalala any Iehôvah izareo.
5 Ary ny fireharehany ny Isiraely ma-
nondro-maso azy: koa ho lavo ny Isiraely,
sy ny Efiraima, noho ny fahotany; ary ny
Ioda hiaraka lavo aminy.
6 Na dia handeha hitady any Iehôvah,
mitondra ny ondriny sy ny ombiny, izareo,
tsy hahita; efa niala taminy Izy.
7 Efa nihiatsaravelatsihy taminy Iehôvah
izareo: f' efa nitera-jana-dranitra izareo;
ankehitriny, iray volana handringianana
azy sy ny anjarany.
8 Ampanenoy ny anjomara any Gibea,
ny trompetra any Rama; miantsoa mafy
any Beti-avena; eo aorianao *izy*, ry Be-
niamina.
9 Ho rava ny Efiraima amy ny andro fa-
nanarana: efa nampahafantariko izay voa
fetra eo amy ny fireneny Isiraely.
10 Ireo andriandahiny ny Ioda efa ma-
nahaky izay mamindra ny fari-tany: ham-
pilatsaky ny fahatezerako tahaky ny rano
aminy Aho.
11 Ampahorina ny Efiraima, resy eo amy
ny fitsarana izy, satria naneky izy; nana-
raky ny didy izy;

12 Ary Izaho hanahaky ny fositra amy
ny Efiraima, ka hanahaky ny mahalo amy
ny mpianakaviny Ioda.
13 Rehefa hitany ny Efiraima ny are-
tiny, ary ny Ioda ny feriny, dia nankany
amy ny Asiria ny Efiraima, ka naniraka
tamy ny mpanjaka mandrafy; kanefa tsy
nahafaky ny aretinareo izy, na nahasitrany
ny ferinareo.
14 Fa hanahaka liona amy ny Efiraima
Aho, ary tahaka an-jana-diona amy ny
mpianakaviny Ioda: Izaho, dia Izaho, ha-
notikotikia, ka ho lasa handeha; ho entiko,
ka tsy hisy hamonjy.
15 Handeha hody any amy ny fitoerako
Aho, mandra-pahanekeny ny helony, sy hi-
tadiavany ny tavako: halaky hitady Ahy
izareo, raha ory izareo.

## TOKO VI.

Avia, ary aoky hiverina ho aminy Iehô-
vah isikia; f' Izy nanotikotikia, ary Izy
hahasitrana antsikia: Izy namely, ary Izy
hamehi-ferintsikia.
2 Raha afaka indro'andro, dia hamelona
antsikia Izy: amy ny andro fahatelo ha-
nanganany antsikia, dia ho velona eo ana-
trehany isikia.
3 Dia hahalala isikia, handroso hahalala
any Iehôvah isikia; voa voatra tahaky ny
maraina ny fivoahany; eny, hilatsaka
amintsikia Izy tahaky ny ranonorana, ta-
haky ny fara-orana izay mandeny ny tany.
4 —Inona no hataoko aminao, ry Efi-
raima ô? inona no hataoko aminao, ry
Ioda ô? fa manahaky ny rahona maraina
ny hatsaranao, ary manahaky ny ando izay
malaky ho levona.
5 Koa ireo mpaminany nijinjako *azy*;
ny teniny ny vavako namonoako azy; ary
nanahaky ny fiposaky ny mazava ny fitsa-
rana anao.
6 Fa aleoko miantra toy izay manala-
-voady; ary fahalalana an' Andriamanitra,
toy izay fanatitra hodorana.
7 Fa manahaky ny olona izay mamadiky
ny fanekena izareo: any nanavany fihia-
tsarambelatsihy tamiko.
8 Tanànany ny mpanao meloka i Gileada,
mihiosin-dra iny.
9 Ary tahaky ny maro-miaraka hanotrik'
olona no firaisany ireo mpisorona; ma-
mono olona any an-dàlana mankany Se-
kema izareo: eny, manao izay ratsy in-
drindra izareo.
10 Nahita zava-mahatsiravina teo amy
ny mpianakaviny Isiraely Aho; any ny
fijangajangany ny Efiraima; maloto ny
Isiraely.
11 Ry Ioda ô! fararano voa fetra ho
anao kosa, raha hampody ny oloko voa
babo Aho.

## TOKO VII.

Raha tahahasitrany ny Isiraely Aho, dia
niseho ny heloky ny Efiraima, sy ny ratsy
nataony ny Samaria; fa namitaka izareo;
dia niditra ny mpangalatra, nandroba teny
an-dàlana ny maro miaraka.
2 Ary tsy nihievitra tany am-pony izareo,
fa nahatsiaro ny ratsy rehetra nataony Aho;
ankehitriny manodidina azy ny asany; eo
anatrehany ny tavako ireny.
3 Mampifaly ny mpanjaka amy ny fa-
nahi-ratsiny, sy ireo andriandahy amy ny
laingiany, izareo.
4 Mpanintaka izy rehetra, tahaky ny fa-
tana voa fanany ny mpanendy, izay mitsa-
hatra mampirehitra hatramy ny namotsipo-
tsihany ny koba-lena, ka hatramy ny naha-
sirasirany iny.
5 Amy ny androny ny mpanjakantsikia
ampahararany ny divay mahatazo ireo
andriandahy; miara-maninji-tànana amy
ny mpanaraby izy.
6 Fa nanatona tamy ny fony manahaky
ny fatana izareo, raha manatrikia: na dia
matory mandritry ny alina ny mpampire-
hitra azy, dia midedadeda tahaky ny lel'afo
iny nony maraina.
7 Mafana tahaky ny fatana izy rehetra,
ka mandany ireo andriambaventiny; efa
lavo ny mpanjakany rehetra: tsy misy na
iray akory eo aminy miantso Ahy.
8 Efa nihiaharo ny Efiraima tamy ny
firenen-tsamihafa: efa ampempa tsy voa
vadikia ny Efiraima.
9 Efa lany ny vahiny ny heriny, kanjo
tsy mahalala izy; eny, mihiambolofotsy
hiany izy, kanjo tsy mahalala izy.
10 Ary ny fireharehany ny Isiraely ma-
nondro-maso azy: ary tsy miverina ho
aminy Iehôvah Andriamaniny, na mitady
Azy izy, na dia izany rehetr' izany aza.
11 Ary manahaka voromailala adala tsy

manan-tsaina ny Efiraima; miantso ny
Ejipity izy, mankany amy ny Asiria izy.
12 Nony mandeha izy, dia havelatro ny
fandriko aminy; hampidina azy tahaky
ny vorona manidina Aho; hampijaly azy
Aho, araky izay efa reny ny fiangonany.
13 Mahita loza izareo! fa niala tamiko
izareo: aringiana izareo! fa nanota tamiko
izareo: na dia Izaho no nanavotra
azy, dia nandaingia tamiko izareo.
14 Ary tsy nitaraina tamiko tamy ny
fony izareo, raha nidradradradra tamy ny
fandriany izareo: vary sy divay iangonany;
miodina amiko izareo.
15 Na dia nananatra azy, *sy* nampahery
ny sandriny Aho, dia namoron-tsain-dratsy
hanohitra Ahy izareo.
16 Miverina izareo, tsy ho amy ny Ambony
indrindra; manahaka tsipìkia mamitaka
izareo; ho lavon-tsabatra ireo andriandahiny
noho ny halozany ny vavany; ho
fanarabiana azy eo amy ny tany Ejipity
izany.

## TOKO VIII.

Aoka ho amy ny vavanao ny trompetra;
hanahaky ny voromahery mamely ny tranony
Iehôvah izy, f' efa namadiky ny fanekeko
izareo, k' efa nanota tamy ny lalàko.
2 Hitaraina amiko ny Isiraely hoe, Ry
Andriamanitro, mahalala Anao izahay.
3 Efa nariany ny Isiraely ny tsara; hanenjikia
azy ny fahavalo.
4 Nahampanjaka izareo, fa tsy avy tamiko:
nahandriandahy izareo, fa tsy nankasitraka
Aho: ny volafotsiny sy ny volamenany
nanavany sampy hivavahany, dia
haringiana izareo.
5 Efa maimbo ny zanak'ombinao, ry Samaria;
mirehitra ny fahatezerako aminy;
mandra-pahoviana no tsy hahatratra fahadiovana
izareo ?
6 Fa avy tamy ny Isiraely hiany iny;
ny mpiasa nanao iny: ary tsy Andriamanitra
iny; fa ho tapatapaka ny zanak'ombiny
ny Samaria.
7 Fa namafy ny rivotra izareo, ary hijinja
ny tadio izareo; tsy hanan-tahona
iny; ny faniriana tsy hahavoka-bary: raha
tàhiny mahavokatra iny, hiteliny iny ny
vahiny.
8 Natelina ny Isiraely; ankehitriny eo
amy ny firenen-tsamihafa izareo, tahaky ny
fanaka izay tsy tiana.
9 Fa niakatra ho any Asiria izareo; ampondra
dia mitokana irery! ny Efiraima
nanangy mpila.
10 Eny, na dia nanangy teo amy ny firenen-tsamihafa
izareo, dia hanangony ireny
ankehitriny Aho, ary hanan'alahelo vetivety
izareo, noho ny fanompoany ny mpanjaky
ny andriana maro.
11 Raha nanamaro fivoadiana ny Efiraima
hanota, dia nody ho azy fivoadiana
mampanota ireny.
12 Nanoratra ho azy ny zava-dehibe avy
amy ny lalàko Aho; nataony tsy ho zavatra
ireny.
13 Ny amy ny fanalamboady aterina ho
Ahy, manatitra hena izareo, ka haniny;
tsy hankasitraky ireny Iehôvah: hahatsiaro
ny helony ankehitriny Izy, ka hampijaly
azy noho ny fahotana; hiverina ho
any Ejipity izareo.
14 Satria efa nanadino ny Nahary azy
ny Isiraely, ka nanao tempoly maro; ary
nanamaro ny tanàna mirova ny Ioda: koa
hateriko afo any an-tananany, ary handevony
ny valamenany avy iny.

## TOKO IX.

Aza mifaly ho ravoravo hianao, ry Isiraely,
tahaky ny firenena maro; fa nijangajanga
niala tamin' Andriamanitrao hianao, efa
tia tangy teo ambony ny famoloan-drehetra
hianao.
2 Tsy hamelony ireny ny famoloana, na
ny famiazam-boaloboka; ary hitsahatra eo
ny divay vaovao.
3 Tsy hitoetra eo amy ny taniny Iehôvah
izareo: fa hiverina ho any Ejipity ny Efiraima;
ary hihinana zava-maloto any
Asiria izareo.
4 Tsy hanidina divay ho any Iehôvah
izareo, ary tsy hankasitrahany ny fanalamboadiny;
hanahaka hena-maty ho azy
ireny: haloto izay rehetra mihinany iny;
fa ho azy tena ny mofony; tsy hankeo an-tranony
Iehôvah iny.
5 Hataonareo ahoana va amy ny androny
ny fihaonana? ary amy ny androny ny fanasany
Iehôvah?
6 Fa, indro! lasa mandositry ny fandringianana
izareo; ny Ejipity hamory azy,
ny Memfy handevina azy: ny amy ny

fitehirizam-bola niriny, sampivato hahazo
ireny: tsilo ho eo an-trano-lainy.
7 Tonga ny andro famangiana, tonga ny
andro famaliana; hahalala ny Isiraely:
efa adala ny mpaminany, efa veri-saina ny
olo-manam-panahy, noho ny habeny ny
helokao sy ny halehibeny ny fandrafiana.
8 Miandry ny avy amin' Andriamanitro
ny Efiraima; ny mpaminany efa fandriky
ny mpihiaza eo amy ny làlany rehetra,
efa fandrafiana eo an-tranon'andriamaniny.
9 Nihia'atsy indrindra izareo, tahaky ny
tamy ny androny Gibea: hahatsiaro ny
helony Izy; hampijaly ny fahotany Izy:—
10 Efa nahita ny Isiraely tahaky ny voa-
loboka tany an-efitra Aho: efa nijery ny
razanareo tahaky ny voara masaka voalo-
hany mialin-taona Aho: efa nankany ami-
ny Bala-peora izareo, ka nihiataka ho amy
ny mahamenatra; ary efa fahavetavetana
araky izay efa tiany izareo.
11 Ny amy ny Efiraima, hanidina ta-
haky ny vorona ny voninahiny; tsy hisy
hiteraka, tsy hisy ho bevohoka, tsy hisy ho
torontoronina.
12 Na dia mamelon-janaka izareo, dia
hampanjahitra azy Aho, ka tsy hisy olona;
eny, mahita loza izareo, raha miala aminy
Aho!
13 —Tahaka any Toro nahitako ny
Efiraima, voa voly teo amy ny tany maha-
finaritra: fa ny Efiraima hampivoaky ny
zanany ho amy ny mpamono olona.
14 Omeo azy, Iehôvah; inona no home-
nao azy? omeo azy kibo vaki-manta, sy
nono maina.—
15 Any Giligaly ny ratsy rehetra na-
taony: efa halako teo izareo: handroaka
azy hiala amy ny tranoko Aho noho ny
haratsiny ny ataony; tsy ho tia azy in-
tsony Aho: mpiodina ny andriandahiny re-
hetra.
16 Efa voa ny Efiraima, efa maina ny
fakany, tsy hamoa izareo: eny, na dia hi-
tera-jaza izareo, dia ho vonoiko ny tiana
navoaky ny kibony.
17 —Harian' Andriamanitro izareo, sa-
tria tsy nihaino Azy izareo: hirenireny eo
amy ny firenen-tsamihafa izareo.

## TOKO X.

Tahom-boaloboka misandrahaka ny Isi-
raely, mahavoka-boa izy; araky ny hama-
rony ny voany nanamaroany ny fivoa-
diana; araky ny hatsarany ny taniny nam-
boarany ny endri-javatra tsara.
2 Mizarazara ny fony; ho meloka anke-
hitriny izareo: handrava ny fivoadiany
Izy, hanapatapaky ny endri-javatra natao-
ny Izy.
3 Fa hanao hoe izareo ankehitriny, Tsy
mana-mpanjaka isikia, satria tsy natahotra
any Iehôvah isikia; ary ny amy ny mpan-
jaka, hanao inona amintsikia v' izy?
4 Manonona teny hiany izareo; mianian-
-tsi-to, manao fanekena izareo; koa mi-
tranga tahaky ny taimborontsiloza eo amy
ny tatatra any an-tsaha ny fitsarana.
5 Ny mponina any Samaria hatahotra
noho ny zanak'omby any Beti-avena: fa
hitomany noho iny ny olona eo, ary han-
govitra noho iny ireo mpisorona eo, noho
ny voninahiny, satria efa niala taminy iny.
6 Dia ho entina ho any Asiria iny ho
zavatr' omena ho any ny mpanjaka man-
drafy: ho afa-baraka ny Efiraima, ary ho
menatra ny Isiraely noho ny fisainany.
7 Ny aminy Samaria, ny mpanjaka teo
naringiana; manahaka ova-kazo ambony
ny rano izy.
8 Dia ho ravana ny fitoeran'avo any
Avena, fampanotany ny Isiraely; hery sy
tsilo haniry amy ny fivoadiany; ary hanao
amy ny tendrombohitra hoe izareo, Sarony
izahay; ary amy ny tanety, Mianjera ami-
nay.
9 Ry Isiraely ô, efa nanota hatramy ny
andro tany Gibea hianao: nitoetra teo
izareo; tsy hahatratra azy va ny ady any
Gibea mamely ny olo-meloka?
10 Maniry hampijaly ireny Aho; ary
hiangona hamely ireny ny firenena maro,
raha mifehy noho ny fahotany roa izareo.
11 Ary efa vantotr'omby nampianarina,
tia hively vary, ny Efiraima; fa handalo
ny vozony tsara-tarehy Aho; hasiako mpi-
tainginy ny Efiraima; hihiadi-tany ny Ioda;
hamaki-loha ny Iakoba.
12 Mamafaza ho anareo araky ny fa-
hamarinana; mijinjà araky ny famindram-
-po; hevoy ho anareo ny tombamboroka;
f' efa andro hitady any Iehôvah, mandra-
-pihiaviny, sy hampianariny anareo faha-
marinana.
13 Efa nihiady fanahi-ratsy hianareo, efa
nijinja heloka hianareo; efa nihinany ny
vokatry ny laingia hianareo: satria natoky

ny lalanao hianao, dia ny olonao mahery
marobe.
14 Ary hitsangana fitabatabana eo amy
ny olonao, ary ho rava ny baterinao rehe-
tra, tahaky ny nandravany Salimana any
Beti-aribela tamy ny andro fiadiana, raha
no torotoroina ny reny ambany ny za-
nany.
15 Izany hanavany anareo any Betela
noho ny halozany ny ratsy nataonareo:
haringiana dia haringiana ny mpanjakany
ny Isiraely nony maraina.

## TOKO XI.

RAHA mbola zaza ny Isiraely, dia tia azy
Aho; dia niantso ny zanako avy tany Eji-
pity Aho.
2 Nony nisy niantso azy, dia niala ta-
miny izy, nanala-voady ho any Bala maro
izy, ka nandoro zava-manetona ho any ireo
endri-javatra izy.
3 Na dia nampianatry ny Efiraima han-
deha Aho, mitondra azy amy ny sandriny,
dia tsy nahalala izy f' Izaho nahasitrana
azy.
4 Tadin' olona, fehim-pitiavana, niton-
drako azy, ary efa ho azy tahaky izay
manangany ny fitondrana ho afaka amy ny
vozony Aho, dia nanolotra hanina ho azy
Aho, nampihinana *azy* Aho.
5 Tsy hiverina ho any Ejipity izy, fa ny
Asiria ho mpanjakany: satria tsy nety ni-
verina izareo.
6 Ary ny sabatra hitoetra any an-tanà-
nany, ary handrava sy handany ny hidiny
iny, noho ny fisainany.
7 Fa mila hihiemotra amiko ny oloko;
na dia nisy niantso azy ho amy ny Am-
bony indrindra, tsy nisy nety nanandratra
*Azy* akory.
8 Hataoko ahoana no hahafoy anao, ry
Efiraima? *hataoko ahoana no* hanolotra
anao, ry Isiraely? hataoko ahoana no ha-
nao anao hanahaka any Adima? *hataoko
ahoana no* hanao anao hanahaka any Ze-
boima? mangorakoraka eo anatiko ny
foko, mirehitra avokoa ny fiantràko.
9 Tsy hanefa ny fahatezerako mirehitra
Aho, tsy hiverina handringiany ny Efirai-
ma Aho: fa Andriamanitra Aho, ka tsy
olona; ny Iray masina eo afovoanao: ary
tsy ho avy mitondra fahatezerana Aho.
10 Hanaraka any Iehôvah izareo; hie-
rona tahaky ny liona Izy; raha hierona
Izy, dia halaky hiala amy ny ranomasina
ny ankizy.
11 Halaky hiala any Ejipity tahaky ny
vorona izareo; ary amy ny tany Asiria ta-
haky ny voromailala: ary hampitoetry
ireny eo an-tranony Aho, hoy Iehôvah.
12 Efa nanodidina Ahy tamy ny laingia
ny Efiraima, ary ny mpianakaviny Isiraely
tamy ny fitaka; ary tsy mbola maharitra
amin' Andriamanitra ny Ioda, dia aminy
ireo masina mahatoky.

## TOKO XII.

RIVOTRA no haniny ny Efiraima, ary ny
rivotra atsinanana no enjehiny; mampi-
tombo laingia sy loza isan' andro izy; ary
manao fanekena amy ny Asiria izareo, ary
solikia entina ho any Ejipity.
2 Ary manan-teny amy ny Ioda Iehôvah,
ka hampijaly ny Iakoba araky ny lalany
Izy; hamaly azy araky ny asany Izy.
3 Nihiazony ny ombelahin-tongotry ny
rahalahiny tany an-kibo izy, ary nahery
tamin' Andriamanitra izy toy ny andriana.
4 Dia nahery tamy ny anjely izy toy ny
andriana, ka naharesy: nitomany izy, ka
nifona taminy: nahita azy tany Betela
Izy, ka niteny tamintsikia teo Izy;
5 Eny, Iehôvah Andriamanitry ny maro,
Iehôvah no fahatsiarovana Azy.
6 Koa miverena ho amin' Andriamani-
trao hianao, tandremo famindram-po sy
fitsarana, ary miandrasa ny Andriamani-
trao mandrakariva.
7 Ny amy ny Kanana, mizana mianga-
tra no eo an-tànany: tahampahory izy.
8 Ary hoy ny Efiraima, Manan-karena
tokoa aho, nahazo harena ho ahy aho, tsy
hisy hanameloka ahy eo amy ny asako re-
hetra ho mpanota.
9 Kanefa Izaho Iehôvah no Andriamani-
trao hatramy ny tany Ejipity: hampitoe-
tra anao eo an-trano-lay indray Aho, ta-
haky ny tamy ny androny ny fihaonana.
10 Efa niteny tamy ny mpaminany maro
Aho, ary efa nampitombo fanindrimandry
Aho, ary efa nampilaza ireo mpaminany
fanoharana maro Aho.
11 Meloka tokoa ny Gileada, efa laingia
marimarina izareo: manala-voady omby
any Giligaly izareo; eny, manahaka zava-

-mivangongo eo amy ny tatatra any an-
-tsaha ny fivoadiany.
12 Dia nandositra Iakoba ho any amy
ny tany Siria; ary vady nanompoany Isi-
raely, ary vady niandrasany *ondry*.
13 Ary mpaminany nampiakarany Iehô-
vah ny Isiraely tany Ejipity, ary mpami-
nany niarovana azy.
14 Nampangidi-hoditra ny Efiraima; koa
hamela ny rany hitoetra aminy Izy, ary ny
Tompo hampody ny latsany aminy.

## TOKO XIII.

Raha niteny nangovitra ny Efiraima, dia
nisandratra teo amy ny Isiraely izy; fa
raha nampanota azy Bala, dia maty izy.
2 Ary ankehitriny mandroso hanota hiany
izareo, ka nanao endri-javatra arendrikia
ho azy, sampy tamy ny volafotsiny, araky ny
fahaizany, samy asany ny mahay zavatra
avy izy rehetra; milaza azy hoe izareo,
Aoky ny olona izay manala-voady hano-
roky ny zanak'omby.
3 Koa hanahaky ny rahona maraina iza-
reo, ary hanahaky ny ando izay malaky
afaka; hanahaky ny ampombo entin-tadio
ho afaka amy ny famoloana izareo, ary ha-
nahaky ny setroka mivoaka amy ny vara-
varan-kely.
4 Kanefa Izaho Iehôvah no Andriama-
nitrao hatramy ny tany Ejipity, ary tsy na-
halala an' Andriamanitra afa tsy Izaho
hianao, ary tsy nisy mpamonjy afa tsy
Izaho.
5 Izaho nahalala anao tany an-efitra, teo
amy ny tany mampangetaheta indrindra.
6 Efa voky izareo araky ny famahanana
azy; efa voky izareo, dia nirehareha ny
fony: koa nanadino Ahy izareo.
7 Koa nanahaka liona taminy Aho;
niandry teo amoron-dàlana Aho, tahaky ny
biby misoratsoratra.
8 Hitsena azy Aho, tahaky ny biby bera
maty anaka, ka handriatry ny sarony ny
fony; ary handany azy any Aho, tahaky
ny liona-vavy; hamiravira azy ny biby
dia.
9 Ry Isiraely ô, efa nandringian-tena
hianao; kanefa ato amiko ny famonjena
anao.
10 Aiza ny mpanjakanao ankehitriny,
mba hamonjy anao eo an-tanànanao rehe-
tra? ary ny andriambaventinao, izay nila-
zanao hoe, Omeo mpanjaka, sy andrian
dahy, aho.
11 Ny fahatezerako nanomezako mpan-
jaka anao, ary ny fahavinirako nanesorako
azy.
12 Voa fehy ny heloky ny Efiraima; voa
tahiry ny fahotany.
13 Hanjo azy ny fanaintainany ny vehi-
vavy miteraka; zaza tsi-hendry izy; fa
tsy tokony hitoetr' ela eo amy ny fitera-
han-jaza izy.
14 Hanavotra azy amy ny heriny ny
fasana Aho, hamonjy azy amy ny fahafate-
sana Aho: aiza ny fampahorianao, ry fa-
hafatesana ô? aiza ny fandringiananao, ry
fasana ô? miafina amy ny masoko ny ne-
nina.
15 Na dia mahavokatra eo amy ny ra-
halahy izy, dia hiakatra avy an-efitra ny
rivotra atsinanana, rivotry Iehôvah, dia
ho ritra ny fantsakany, ka ho tankina ny
loharanony: hanimba ny fananana eo amy
ny fanaka tiana rehetra izy.
16 Hampijalina ny Samaria, f' efa nio-
dina tamy ny Andriamaniny izy: ho lavon-
-tsabatra izareo, ho torotoroina ny zanany
madinikia, ary ho tatahana ny vehivaviny
bevohoka.

## TOKO XIV.

Ry Isiraely ô, miverena ho aminy Iehôvah
Andriamanitrao; f' efa nandavo anao ny
fahotanao.
2 Makà teny ho anareo, ka miverena ho
aminy Iehôvah; atavy aminy hoe, Ma-
melà ny heloka rehetra, ka raiso tsara *iza-
hay*: dia homenay ny vokatry ny molo-
tray:
3 Ny Asiria tsy hamonjy anay, tsy hi-
taingin-tsoavaly izahay; ary tsy hanao amy
ny asany ny tànanay intsony hoe izahay,
Andriamanitray hianareo: fa Hianao no
hahitany ny kamboty fiantràna.
4 —Hahasitrany ny fihiemorany Aho;
ho tia azy amy ny sitra-po Aho; fa ny fa-
hatezerako efa niala taminy.
5 Hanahaky ny ando amy ny Isiraely
Aho; hamony tahaky ny lily izy, ka ha-
maka tahaky ny any Lebanôna.
6 Hisandrahaka ny rantsany, ary hana-
haky ny hazo oliva ny hatsara-tarehiny,
ary hanahaka any Lebanôna ny fofony;
7 Hody izay mitoetra eo ambany ny alo-

kalony; ho velona tahaky ny vary izany, ka
haniry tahaky ny tahom-boaloboka; hana-
haky ny divay any Lebanôna ny fahatsia-
rovana azy.
8 Ny Efiraima *hanao hoe,* Hataoko inona
intsony va ny sampy?—Izaho efa namaly
*azy,* ka nijery azy;—Manahaka hazo
fiera maitso aho;—Izaho no ahitany ny
vokatrao.
9 Iza no hendry, ka hahalala ireny za-
vatr' ireny? manan-tsaina, ka hahafanta-
try ireny? fa mahitsy ny làlany Iehôvah;
ireo no halehany ny olo-marina, fa ny mpa-
nota ho tafintohina eo anatiny.

# NY BOKINY IÔELA.

## TOKO I.

NY teniny Iehôvah izay nankeo aminy
Iôela, zanaky Petioela.
2 MANDRENESA izany hianareo, ry olo-
-anti-panahy, ary mihainoa hianareo, ry
mponina rehetra eo amy ny tany! nisy
izany va tamy ny andronareo, sa tamy ny
androny ny razanareo?
3 Lazao izany amy ny zanakareo, ary ny
zanakareo amy ny zanany, ary ny zanany
amy ny taranaka ho avy.
4 Lany ny valala ny sisa navelany ny
kijeja: ary lany ny sompanga ny sisa na-
velany ny valala; ary lany ny valalavao
ny sisa navelany ny sompanga.
5 Mifohaza hianareo, ry mpileony, ka
mitomania; ary midradradradrà hianareo
rehetra, ry mpisotro divay, noho ny divay
vaovao; fa natsahatra tamy ny vavanareo
iny.
6 Fa tafakatra tamy ny taniko firenena,
sady mahery no tsi-hita-isa; nifin-diona ny
nifiny, ary manany ny vazan-diom-bavy izy.
7 Nandrava ny voaloboko izareo, ka na-
noditry ny hazo-voarako: nanihy dia na-
nihy iny izareo, ka nalatsany; nataony
fotsy ny sampany.
8 Mitomania tahaka mpitovo-vavy nisi-
kina lamba fisaonana noho ny fofombadiny
ny hatanorany.
9 Efa afaka tamy ny tranony Iehôvah ny
fanatitra ho hanina, sy ny fanatitr' aidina;
mitomany ireo mpisorona, mpanompo any
Iehôvah.
10 Rava ny saha, mitomany ny tany; fa
rava ny vary; lany ny divay vaovao, mi-
hiena ny solikia.
11 Aoka ho menatra hianareo, ry mpiasa-
-tany: midradradradrà hianareo, ry mpam-
boa-boaloboka, noho ny vary sy ny barily;
satria efa tsy nisy hijinana any an-tsaha.
12 Maina ny voaloboka, ary mihiena ny
voara; malazo ny hazo voasari-be-voa, sy
ny hazo rofia, ary ny hazo voasari-mamy,
dia ny hazo rehetra any an-tsaha; satria
nalazo ny fifaliana tamy ny zanak'olombe-
lona.
13 Misikìna, ka mitomania hianareo, ry
mpisorona: midradradradrà hianareo, ry
mpanompo amy ny fivoadiana: avia hia-
nareo, ry mpanompo an' Andriamanitra,
mandria mandritry ny alina amy ny lamba
fisaonana: satria narovana tamy ny tranony
ny Andriamanitrareo ny fanatitra ho hanina,
sy ny fanatitr' aidina.
14 Manendre fifadiana, miantsoa fiango-
nana masina, mampiangonà ny loholona,
ny mponina rehetra eo amy ny tany, ho
any an-tranony Iehôvah Andriamanitrareo,
ka mitarainà aminy Iehôvah.
15 Indrisy ny andro! fa antomotra ny
androny Iehôvah, ary avy iny tahaky
ny fandringianan-dehibe avy amy ny Tsi-
-toha.
16 Tsy afaka teo imasonareo va ny ha-
nina? *tsy afaka* tamy ny tranony ny An-
driamanitsikia *va* ny fifaliana sy ny faha-
ravoravoana?
17 Maina teo ambany ny bongan-taniny
ny voan-javatra, foana ny sompitra, rava
ny lava-bary, satria malazo ny vary.
18 Indrisy! mitaraina ny biby! veri-
-hevitra ny omby mirai-dia, satria tsy misy
ahitra ho haniny, eny, maty ny ondry mi-
rai-dia.

19 Mitaraina aminao aho, Iehôvah ô:
f' efa may ny afo ny ahitra any an-efitra,
ary efa lany ny lel'afo ny hazo rehetra any
an-tsaha.
20 Eny, mijery Anao ny biby any an-tsaha,
f' efa tankina ny renirano, ary efa may ny
afo ny ahitra any an-efitra.

## TOKO II.

MAMPANENOA ny trompetra any Ziôna!
ary miantsoa any an-tendrombohitro masina:
aoka hangovitra ny mponina rehetra
amy ny tany: fa avy ny androny Iehôvah,
fa antomotra iny:
2 Andro maizina sy manjombona, andro
mandrahona sy maizin' indrindra; tahaky
ny fieliny ny mazava-ratsy any ambony ny
tendrombohitra, firenena lehibe sy mahery;
tsy mbola nisy tahaky iny, ary tsy hisy
hanaraky iny intsony, hatramy ny androny
ny taranaka maro mandimby.
3 Eo alohany, mandevona ny afo; ary
eo aoriany, mandoro ny lel'afo; manahaky
ny tanim-boly Edena ny tany eo alohany,
ary eo aoriany, efitra foana; ary tsy hisy
fandosirany ireny akory.
4 Mitarehin-tsoavaly ny tarehiny; ary
mihiazakazaka tahaky ny mpitaingin-tsoavaly
izareo.
5 Mitsambotsambotra izareo tahaky ny firohondrohony
ny fiarakodia any an-tampon-tendrombohitra,
tahaky ny fipororotry ny
lel'afo mandevony ny vodi-vary, tahaky ny
firenena mahery milahatra hiady.
6 Eo alohany ireny, dia hangovitra ny
olona, hivalomainty ny tava rehetra.
7 Hihiazakazaka izareo tahaky ny olo-mahery,
hananiky ny mànda izareo tahaky
ny olo-miady; ary handeha amy ny làlan-kalehany
izy rehetra, ka tsy hamaky lahatra
izareo.
8 Ary tsy hifanosikia izareo; samy handeha
amy ny làlany avy izareo: ary raha
lavon-tsabatra izareo, dia tsy ho diso lahatra
izareo.
9 Hihiazakazaka hivoivoy mitety ny tanàna
izareo: hihiazakazaka ambony ny
mànda izareo; hiakatra any ambony ny
trano izareo; hiditra amy ny varavarankely
tahaky ny mpangalatra izareo.
10 Eo alohany ireny, dia hihiorohoro ny
tany; hihietsikietsikia ny lanitra; ho maizina
ny masoandro sy ny volana, ary hitsahatra
hamirapiratra ny kintana.
11 Ary Iehôvah hanonony ny feony eo
alohany ny miaramilany: fa lehibe indrindra
ny tobiny: fa mahery, manefa ny teniny,
iny: fa sady lehibe no loza indrindra
ny androny Iehôvah, ary iza no maharitry
iny?
12 Ary ankehitriny koa, hoy Iehôvah,
miverena aty amiko amy ny fonareo rehetra,
ary amy ny fifadiana, sy amy ny fitomaniana,
ary amy ny fisaonana:
13 Ary triaro ny fonareo, ka tsy ny fitafianareo,
ka miverena ho aminy Iehôvah
Andriamanitrareo: fa miantra sy mamindra-fo
Izy; mahari-po, ka be fiantràna, ary
maneniny ny ratsy.
14 Iza no mahalala? hiverina sy hanenina
angaha Izy, ka hamela fitahiana eo
aoriany; fanatitra ho hanina, sy fanatitr'
aidina, ho any Iehôvah Andriamanitrareo.
15 —Mampanenoa ny trompetra any
Ziôna, manendre fifadiana, miantsoa fiangonana
masina.
16 Ampiangony ny olona, hasino ny
fiangonana, vorio ny olo-anti-panahy, angony
ny ankizy madinikia, sy ny mpinono:
aoky hivoaka ny mpampakatra amy
ny trano-fitoerany, ary ny ampakarina amy
ny fiereny.
17 Aoky hitomany eo anelanelany ny
trano-fidirana sy ny fivoadiana ireo mpisorona,
mpanompo any Iehôvah; ary aoka
hataony hoe, Miantrà ny olonao, Iehôvah
ô, ary aza manolotry ny lovanao ho afa-baraka,
hanapahany ny firenen-tsamihafa
azy: nahoana no hatao hoe eo amy ny
olona, Aiza ny Andriamaniny?
18 Dia hialony ny taniny Iehôvah, ka
hiantra ny olony.
19 Dia hamaly Iehôvah, ka hanao amy
ny olony hoe, Indro, hanatitra vary, sy
divay, ary solikia, ho anareo Aho, ka ho
vokiny izany hianareo: ary tsy hataoko ho
afa-baraka eo amy ny firenen-tsamihafa intsony
hianareo.
20 Fa hampanalavitra anareo ilehy avy
avaratra Aho, ka ho roahiko izy ho any
amy ny tany maina sy mariry, ny mpialoha
azy ho any amy ny ranomasina atsinanana,
ary ny mpanaraka azy ho any amy ny ranomasina
andrefana, ary hiakatra ny fofony,
ary hiakatra ny hamaimbony, satria
efa nanao zava-dehibe izy.

21 Aza matahotra, ry tany; mifalia, ka
ravoravoa; f' Iehôvah manao zava-de-
hibe.
22 Aza matahotra, ry biby any an-tsaha;
fa mitsiry ny ahitra any an-efitra, fa ma-
moa ny hazo, mahavoka-javatra ny hazo
voara sy ny tahom-boaloboka.
23 Ary ravoravoa hianareo, ry zanaky
Ziôna, ary aoky Iehôvah Andriamanitrareo
hifalianareo: f' efa nanome anareo ny loh'
orana araky ny onony Izy, eny, hampila-
tsaky ny ranonorana be ho anareo Izy;
ny loh' orana, sy ny far' orana eo am-
-boalohany.
24 Ary ho feno vary ny famoloana, ary
handroatra divay sy solikia ny famiazana.
25 Dia honerako ho anareo ny taona
izay lany ny valala, ny sompanga, sy ny
valalavao, ary ny kijeja, dia ny miarami-
lako marobe, izay nampandehaniko teo
aminareo.
26 Ary hihinana dia hihinana hianareo,
dia ho voky, ka hidera ny anarany Iehô-
vah Andriamanitrareo, Izay efa nanao za-
va-mahagaga taminareo: ary tsy ho mena-
tra mandrakizay ny oloko.
27 Dia hahalala hianareo f' eo afovoany
ny Isiraely Aho, ary Iehôvah Andriamani-
trareo Aho, ka tsy misy hafakoa: ary tsy
ho menatra mandrakizay ny oloko.
28 Ary rehefa afak' izany, dia handa-
tsaky ny Fanahiko amy ny nofo rehetra
Aho, ary ny zanaka-lahinareo, sy ny
zanaka-vavinareo haminany, ny lahi-anti-
trareo hanonofy, ny zatovonareo hahita za-
vatra:
29 Ary Izaho handatsaky ny Fanahiko,
aminy izany andro izany, ho amy ny an-
kizi-lahy sy amy ny ankizi-vavy koa.
30 Ary Izaho haneho fahagagana amy ny
lanitra sy amy ny tany, ra sy afo, ary fisa-
voan-tsetroka.
31 Ny masoandro hampodina ho mai-
zina, ary ny volana ho ra, dieny tsy mbola
tonga ny androny Iehôvah, sady lehibe no
mahatsiravina.
32 Ary ho aminy izany, na zovy na zovy
hiantso ny anarany Iehôvah no ho vonjena:
fa hisy fahafahana any an-tendrombohitra
Ziôna sy any Ieriosalema, araky izay no la-
zainy Iehôvah, ambany ny sisa navela izay
hantsoiny Iehôvah.

## TOKO III.

F' INDRO, aminy ireny andro ireny, sy
aminy izany fotoan' izany, raha hampody
ny Ioda sy ny Ieriosalema voa babo Aho,
2 Dia hangoniko ny firenena rehetra, ka
hampidiniko ho any an-dohasahany Iehô-
safata izareo, ka handaha-teny aminy any
Aho, noho ny Isiraely oloko sy lovako,
izay nampielezany teo amy ny firenen-tsa-
mihafa, ka nizara ny taniko izareo.
3 Ary nandatsa-bato hahazo ny oloko iza-
reo, ary mpijangajanga natakalony zaza-
lahy, ary zazavavy namidiny divay ho so-
troiny.
4 Ary haninona Ahy va hianareo koa, ry
Toro, sy Sidôna, ary ny tany Filisitia rehe-
tra? hamaly Ahy va hianareo? fa raha
tàhiny hamaly Ahy hianareo, dia halaky
hampody faingiana ny famalianareo amy
ny lohanareo Aho.
5 Satria nalainareo ny volafotsiko sy ny
volamenako, ary nentinareo ny zava-tsara
tiako tany aminy ireo tempolinareo:
6 Ary namidinareo tamy ny Girikia ny
zanaky Ioda sy ny zanaky Ieriosalema,
hampanalavitra azy amy ny taniny;
7 Indro, hampitaitra azy hiala amy ny
tany izay nivarotanareo azy Aho, ka ham-
podiko ny famalianareo amy ny lohanareo:
8 Dia hamidiko ny zanakareo-lahy sy ny
zanakareo-vavy any an-tànany ny zanaky
Ioda, ary izareo hivarotra azy amy ny
Siheba, amy ny olona eny lavitr' eny:
f' Iehôvah efa niteny.
9 Torio izany eo amy ny firenen-tsami-
hafa; amboary ady; ampitairo ny olo-
-mahery; aoka hanatona, aoky hiakatra ny
mpiady rehetra;
10 Tefeo ny fihiadian-taninareo ho saba-
tra, ary ny fijanjanareo ho lefona: aoka
hanao hoe ny malemy, Mahery aho.
11 Mivoria hianareo, ka avia hianareo, ry
firenena rehetra, ary miangòna manodidina
hianareo;—ampidino ny olonao mahery
hankany, Iehôvah ô.—
12 Aoka ho tairina ny firenen-tsamihafa,
ka hiakatra any an-dohasahany Iehôsafata:
fa hipetraka any Aho hitsara ny firenena
rehetra manodidina.
13 Ampidiro ny fijinjana, fa masaka ny
vokatra: avia, midìna; fa feno ny fa-
miazana, mandroatra ny vata; fa lehibe ny
ratsy nataony.

14 Olona marobe! olona marobe, eo an-
-dohasahany ny fanendrena; fa manakeky
ny androny Iehôvah eo amy ny lohasahany
ny fanendrena.
15 Ny masoandro sy ny volana ho mai-
zina, ary ny kintana hitsahatra hamirapi-
ratra.
16 Ary Iehôvah any Ziôna hierona, ary
any Ieriosalema hanononany ny feony:
dia hihiorohoro ny lanitra sy ny tany:
f' Iehôvah ho arony ny olony, ary ho he-
riny ny zanaky Isiraely.
17 Dia hahalala hianareo f' Izaho Iehô-
vah no Andriamanitrareo, mitoetra any
Ziôna, tendrombohitro masina: dia ho ma-
sina Ieriosalema; ary tsy hiditra any in-
tsony ny vahiny.
18 Ary ho aminy izany andro izany, dia
hitete divay vaovao ny tendrombohitra,
ary ho tondra-dronono ny tanety, ary han-
dria-drano ny ony rehetra any Ioda, ary
hisy renirano hivoaka amy ny tranony Ie-
hôvah, ka handeny ny lohasaha Sitima.
19 Ho foana i Ejipity, ary ho efitra foana
i Edoma, noho ny loza natao tamy ny za-
naky Iakoba, satria efa nandatsaka ra ma-
rina teo amy ny taniny izareo.
20 Kanefa hitoetra mandrakizay Ioda, ary
hihiatramy ny taranaka fara-mandimby Ie-
riosalema.
21 Fa hanadio ny rany izay tsy mbola no
dioviko Aho; ary hitoetra any Ziôna Ie-
hôvah.

# NY BOKINY AMÔSA.

## TOKO I.

Ny teniny Amôsa, anankiray teo amy ny mpiandri-ondry tany Tekôa, izay efa hitany ny amy ny Isiraely tamy ny androny Ozia mpanjaka any Ioda, ary tamy ny androny Ieroboama, zanaky Ioasa, mpanjaka any Isiraely, roa taona teo alohany ny horohoron-tany:
2 Ary hoy izy,
Iehôvah any Ziôna hierona, ary any
Ieriosalema hanononany ny feony; ary
hitomany ny fonenany ny mpiandri-ondry,
ary halazo ny tampon-Karimela.
3 Izany no lazainy Iehôvah, Ny fahotany
ny Damaseko intelo, eny, inefatra, tsy ha-
novako ny teny; satria fivelezam-by na-
melezany ny Gileada;
4 Fa hateriko afo any an-tranony Ha-
zaela, ka handevony ny valamenany Beni-
hadada iny:
5 Dia ho tapahiko ny hidiny Damaseko,
ka haringiako ny mponina ho afaka amy ny
any lemaka Avena, sy ny mpitana ny fiton-
dram-panjakana ho afaka amy ny trano
Edena: ary ho lasa ho babo ny olony Siria
atrany Kira, hoy Iehôvah.
6 —Izany no lazainy Iehôvah; Ny faho-
tany ny Gaza intelo, eny, inefitra, tsy ha-
novako ny teny; satria efa nitondra ny babo
avokoa hatolotra any ny Edoma izareo;
7 Fa hateriko afo amy ny mànda any
Gaza, ka handevony ny valamena eo iny:
8 Ary haringiako ny mponina ho afaka
aminy Asidôda, sy ny mpitana ny fiton-
dram-panjakana ho afaka aminy Asike-
lôna, ka hampiveriny ny tànako aminy
Ekirôna Aho: ary ho fongotra ny Fili-
sitia sisa, hoy Iehôvah Andriamanitra.
9 —Izany no lazainy Iehôvah; Ny faho-
tany ny Toro intelo, eny, inefitra, tsy ha-
novako ny teny; satria efa nanolotry ny
babo avokoa ho any ny Edoma, ka tsy na-
hatsiaro ny faneke-mpirahalahy izareo;
10 Fa hateriko afo amy ny mànda any
Toro, ka handevony ny valamena eo
iny.
11 —Izany no lazainy Iehôvah; Ny fa-
hotany ny Edoma intelo, eny, inefatra, tsy
hanovako ny teny; satria efa nanenjiky
ny rahalahiny tamy ny sabatra, ka namono
ny fiantràny izy, ary namiravira mandraka-
riva ny fahatezerany, ka nitahiry ny faha-
vinirany mandrakizay izy;
12 Fa hateriko afo any Temana, ka han-
devony ny valamena any Bozira iny.

13 —Izany no lazainy Iehôvah; Ny fahotany ny zanaky Amona intelo, eny, inefatra, tsy hanovako ny teny; satria efa nanataky ny vehivavy bevohoka any Gileada izareo, hanitarany ny fari-taniny;
14 Fa harehitro afo amy ny mànda any Raba, ka handevony ny valamena eo iny, amy ny fihiobiana amy ny andro fiadiana, amy ny tafio-drivotra amy ny andro tadio:
15 Ary ho lasa ho babo ny mpanjakany, izy ambany ny andriandahiny koa, hoy Iehôvah.

## TOKO II.

IZANY no lazainy Iehôvah; Ny fahotany ny Moaba intelo, eny, inefatra, tsy hanovako ny teny; satria efa nandoro ny taolany ny mpanjakany ny Edoma ho sokay izareo;
2 Fa hateriko afo any Moaba, ka handevony ny valamena any Kiriôta iny: ary ho maty ny Moaba amy ny fitabatabana, amy ny fihiobiana, *sy* amy ny fanenon-trompetra:
3 Dia haringiako ny mpitsara ho afaka eo afovoany, ka ho vonoiko ny andriandahiny rehetra miaraka aminy, hoy Iehôvah.
4 —Izany no lazainy Iehôvah; Ny fahotany ny Ioda intelo, eny, inefatra, tsy hanovako ny teny; satria efa nanamavo ny lalàny Iehôvah izareo, ka tsy nitandriny ny didiny, ary nampania azy ny laingiany, araky izay efa nalehany ny razany;
5 Fa hateriko afo any Ioda, ka handevony ny valamena any Ieriosalema iny.
6 —Izany no lazainy Iehôvah; Ny fahotany ny Isiraely intelo, eny, inefatra, tsy hanovako ny teny; satria efa namidiny vola ny olo-marina, ary kiraro iray lomisy ny olo-malahelo;
7 Ary maniry ny vovo-tany any an-dohany ny malahelo izareo, ka mampivily ny làlany ny ory; ary lehilahy sy ny rainy miditra amy ny zazavavy iray, handotoany ny anarako masina;
8 Ary mandry amy ny lamba nampitanana, eo anilany ny fivoadiana rehetra, izareo, ary misotro ny divainy ny meloka eo an-tranony ny andriamaniny izareo.
9 Kanefa Izaho no nandringiany ny Amora teo alohany, nanahaky ny havony ny hazo sedera ny havony, ary nahery tahaky ny hazo voamboana izy; dia nanongotry ny voany ambony sy ny fakany ambany Aho:
10 Ary nampiakatra anareo tamy ny tany Ejipity Aho, ka nitarikia anareo efa-polo taona tany an-efitra, mba hanany ny taniny ny Amora;
11 Ary zanakareo nanandratako ho mpaminany, ary zatovonareo ho olo-natokana. Tsy izany tokoa va, ry zanaky Isiraely? hoy Iehôvah.
12 Fa nampisotro divay ny olo-natokana hianareo, ary nananatry ny mpaminany hianareo, ka nanao hoe, Aza maminany.
13 Indro, hanery anareo hietry Aho, tahaky ny faneriny ny fiarakodia izay feno amboara.
14 Koa ho diso lositra ny haingian-tongotra, ary tsy hampahatanjaky ny olo-mahery ny heriny, ary tsy hamonji-tena ny matanjaka.
15 Ary tsy hijanona izay mitana ny tsipìkia; ary tsy ho afaka ny faingian-tongotra; ary tsy hamonji-tena ny mpitaingin-tsoavaly.
16 Ary handositra mitanjaka ny maheri--fo eo amy ny mahery, aminy izany andro izany, hoy Iehôvah.

## TOKO III.

MIHAINOA io teny io, izay nitenenany Iehôvah anareo, ry zanaky Isiraely, dia ny mpianakavy rehetra izay nampiakariko avy tamy ny tany Ejipity, hoe,
2 Hianareo hiany no fantatro teo amy ny mpianakavy rehetra amy ny tany: koa hampijaly anareo noho ny helokareo rehetra Aho.
3 Hiara-handeha va ny roa, raha tsy mifanaraka?
4 Hierona any an-ala va ny liona, raha tsy mahita toha izy? hivovo any an-davaka va ny zana-diona, raha tsy nahazo izy?
5 Hilatsaka any am-pandri-tany va ny vorona, ka tsy misy tadivoarana haningiotra azy? hiakatra amy ny tany va ny fandrikia, ka tsy voa singio-javatra akory?
6 Haneno ny trompetra any an-tanàna va, ka tsy hatahotra ny olona? hisy loza any an-tanàna va, ka tsy nasiany Iehôvah?
7 Tsy hanisy zavatra akory Iehôvah An-

driamanitra, raha tsy manambara ny fisai-
nany aminy ireo mpaminany mpanompony
Izy.
8 Nierona ny liona, iza no tsy hatahotra?
niteny Iehôvah Andriamanitra, iza no tsy
haminany?
9 Torio eo anatiny ny valamena any Asi-
dôda, ary eo anatiny ny valamena amy ny
tany Ejipity, ka atavy hoe: Mivoria, am-
bony ireo tendrombohitra Samaria, ka jereo
ny fitabataban-dehibe eo anatiny, sy ny
fampahoriana eo afovoany.
10 Fa tsy mahalala hanao marina izareo,
hoy Iehôvah, raha mitahiry remby sy roba
eo anatiny ny valamenany izareo.
11 Koa izany no lazainy Iehôvah An-
driamanitra; Fahavalo dia hanodidiny ny
tany; ary hampidiny ny herinao ho afaka
aminao izy, ary ho robaina ny valamena-
nao.
12 Izany no lazainy Iehôvah; Tahaky
ny fanalany ny mpiandri-ondry tongotra
roa, sa tapa-tsofina, amy ny vavany ny
liona, no hanalany ny zanaky Isiraely, izay
mitoetra any Samaria eo an-jorom-parafara,
ary any Damaseko eo am-pandriana.
13 Mihainoa hianareo, ka mitenena hiam-
panga ny mpianakaviny Iakoba, hoy Iehô-
vah Andriamanitra, Andriamanitry ny
maro.
14 Fa ny andro izay hampijaliako ny
Isiraely noho ny fahotany, hampijaliako
noho ny fivoadiana any Betela koa: ary
ho tapaka ny tandroky ny fivoadiana, ka
hianjera amy ny tany.
15 Ary hamely ny trano ririnina, sy ny
trano fahavaratra, Aho; ary ho rava ny
tranon'ivory, ary ho fongotra ny trano le-
hibe, hoy Iehôvah.

## TOKO IV.

MIHAINOA izany teny izany hianareo, ry
ombi-vavy any Basana, izay eo an-ten-
drombohitra Samaria, izay mampahory ny
malahelo, izay manorotoro ny mahantra,
zay manao amy ny tompony hoe, Ampi-
tondray ho sotroinay.
2 Iehôvah Andriamanitra efa nianiana
tamy ny hamasinany, f' indro, hanjo ana-
reo ny andro, izay hanalana farango anareo,
ary fintana, ny zanakareo.
3 Ary hivoaka amy ny rava hianareo,
samy mizotra izy rehetra; ka hampianjera
ny valamena hianareo, hoy Iehôvah.
4 Mankanesa any Betela, ka manotà;
ampitomboy fahotana any Giligaly; ary
ento isa-maraina ny fanalamboadinareo; ny
fahafolon-karenareo isan-telo taona:
5 Ary hatero zava-manetona masirasira
ho fisaorana, ary torio, antsoy ny fanati-
-tsitra-po: fa tianareo izany ry zanaky Isi-
raely, hoy Iehôvah Andriamanitra.
6 Ary na dia nateriko mavovava any an-
-tanànareo rehetra, ary mosary mofo eo amy
ny fitoeranareo rehetra, kanefa tsy niverina
tamiko hianareo, hoy Iehôvah.
7 Ary na dia natsahatro ny ranonorana
taminareo, raha mbola telo volana dia vao
fararano: ary nampilatsaka ranonorana
tamy ny tanàna anankiray Aho, ary tsy
nampilatsaka ranonorana tamy ny tanàna
hafa Aho: ny sasany nilatsahan-dranono-
rana, ary nalazo ny sasany izay tsy nilatsa-
han-dranonorana;
8 Ary nandehandeha ny any an-tanàna
roa na telo hankany an-tanàna iray hisotro
rano, ka tsy afa-ketaheta izareo; kanefa
tsy niverina tamiko hianareo, hoy Iehô-
vah.
9 Namely anareo tamy ny lazo sy bobon-
golo be Aho: raha nihiamaro ny tanim-
-bolinareo, sy ny tanim-boalobokareo, sy ny
hazo-voaranareo, ary ny hazo-olivanareo,
dia lany ny valalavao; kanefa tsy niverina
tamiko hianareo, hoy Iehôvah.
10 Efa nateriko aretin-dratsy teo aminareo
tahaky izay efa tany Ejipity; efa matiko
sabatra ny zatovonareo, sy ny soavalinareo
voa babo; ary efa nampiakariko ny ha-
maimbony ny tobinareo ho am-bavorona-
reo; kanefa tsy niverina tamiko hianareo,
hoy Iehôvah.
11 Efa naringiako hianareo sasany ta-
haky ny nandringianan' Andriamanitra any
Sodoma sy Gomora, ary efa nanahaky ny
forohana no rombahina tamy ny afo mire-
hitra hianareo; kanefa tsy niverina tamiko
hianareo, hoy Iehôvah.
12 Koa izany hataoko aminao, ry Isi-
raely: satria hanao izany aminao Aho,
manamboara hihaona amin' Andriamani-
trao, ry Isiraely ô.
13 F' indro, Izy namorony ny tendrom-
bohitra, sy nanisy ny rivotra, ary mitory
amy ny olona ny fihieverany; manamai-
ziny ny maraina, ary mandia ny fitoeran'
avo amy ny tany; Iehôvah Andriamanitry
ny maro no anarany.

## TOKO V.

MIHAINOA io teny io izay itenenako fito-
maniana anareo, ry mpianakaviny Isi-
raely.
2 Efa lavo ny Isiraely mpitovo-vavy;
tsy hiarin'intsony izy; nalatsaka tambony
ny taniny izy; tsy misy hanarina azy.
3 F' izany no lazainy Iehôvah Andria-
manitra; Ny tanàna izay nivoahana arivo,
hamelana zato, ary izay nivoahana zato
hamelana folo, any ny mpianakaviny Isi-
raely.
4 F' izany no lazainy Iehôvah amy ny
mpianakaviny Isiraely, Tadiavo Aho, dia
ho velona hianareo.
5 Fa aza mitady any Betela, na miditra
any Giligaly, ary aza mankany Beriseba;
fa ho lasa ho babo tokoa i Giligaly, ary ho
tsinontsinona i Betela.
6 Tadiavo Iehôvah, dia ho velona hianareo;
fandroa hirondratra amy ny mpianaka-
viny Iosefa Izy tahaky ny afo, dia hande-
vona, ka tsy hisy hamono iny any Betela.
7 Hianareo, izay mampody fitsarana ho
zava-mangidy, ka mampitsahatra rariny amy
ny tany;
8 *Tadiavo* Izay nanao ny kinta-miadi-
laona sy ny kintan'olom-baventy, ary
mampody ny aloky ny fahafatesana ho ma-
raina, ary manamaiziny ny andro ho alina;
Izay miantso ny rano amy ny ranomasina,
ka mampilatsaky iny ambony ny tany: Ie-
hôvah no anarany.
9 Izay mampahafaingiana fandringianana
amy ny mahery, ka avy ny fandringianana
hamely ny batery.
10 Mandrafy ny mananatra eo am-bava-
hady izareo, ka mandà ny miteny ma-
hitsy.
11 Koa aminy izany, satria manitsaky ny
malahelo hianareo, ka nampandoa azy hetra
vary: na dia nanao trano vato koa voatra
hianareo, dia tsy hitoetra eo anatiny hia-
nareo: na dia nanao tanim-boaloboka ma-
hafinaritra hianareo, dia tsy hisotro divay
avy aminy hianareo.
12 Fa fantatro fa maro ny fahadisoana-
reo, ary lehibe ny fahotanareo, raha mam-
pahory ny marina, maka tambitamby, ary
tsy manome rariny ny malahelo eo am-bava-
hady hianareo.
13 Koa hangina ny hendry aminy iny
andro iny; fa andro ratsy iny.
14 Tadiavo ny tsara, ka tsy ny ratsy, mba
ho velona hianareo; ary raha izany, dia
homba anareo Iehôvah Andriamanitry ny
maro, araky izay no lazainareo.
15 Halao ny ratsy, ka tiavo ny tsara, ary
ampitoero fitsarana eo am-bavahady: an-
gamba hiantra ny Iôsefa sisa Iehôvah An-
driamanitry ny maro.
16 Koa, izany no lazainy Iehôvah An-
driamanitra, Tompony ny maro; hisy fito-
maniana any am-pitoera-malalaka rehetra;
ary hatao hoe any an-dàlam-be rehetra, In-
drisy! indrisy! ary hiantso ny mpiasa-tany
hisaona izareo, sy ny mahay misaona hito-
many.
17 Ary hisy fitomaniana any an-tanim-
-boaloboka rehetra, fa handeha hamaky ny
afovoanao Aho, hoy Iehôvah.
18 Mahita loza izay maniry ny androny
Iehôvah! haninona anareo va ny androny
Iehôvah? ho maizina, ka tsy ho mazava
iny.
19 Tahaky ny olona, raha mandositry ny
liona izy, ka mitsena azy ny biby bera;
sa miditra any an-trano izy, ary mampian-
kiny ny tànany amy ny ampentany, ka
manekitra azy ny menarana.
20 Tsy ho maizina va, ka tsy mazava, ny
androny Iehôvah? ary ho maizin' indrin-
dra va, ka tsy mamirapiratra akory?
21 Halako, laviko ny fanasanareo; ary
tsy hankasitraky ny andro fifadianareo
Aho.
22 Na dia haterinareo ho Ahy fanatitra
hodorana, sy ny fanatitrareo ho hanina, dia
tsy hankasitraka Aho; ary tsy hijery ny
bibinareo -matavy ho fanatitra fisaorana
Aho.
23 Atsaharo amiko ny feony ny fihira-
nao; ary tsy hihaino ny fanerony ny lo-
kanganao Aho.
24 Ary aoka handriaka ny fitsarana ta-
haky ny rano, ary ny fahamarinana tahaky
ny riaka mahery.
25 Tsy nanatitra ho Ahy fanalamboady,
sy fanatitra, efa-polo taona tany an-efitra
va hianareo, ry mpianakaviny Isiraely?
26 Fa nentinareo ny trano-lainy ny mpan-
jakareo, sy Kiona, endri-javatrareo, ny
kintany ny andriamanitrareo, izay natao-
nareo ho anareo.
27 Koa ho entiko ho babo any an-koatra
any Damaseko hianareo, hoy Iehôvah, An-
driamanitry ny maro no anarany.

## TOKO VI.

MAHITA loza izay miadana any Ziôna, sy
izay matokitoky any an-tendrombohitra Samaria,
ny malaza eo amy ny lohany ny firenena
maro, izay nalehany ny mpianakaviny Isiraely!
2 Mandehana ho any Kaline, k' izahao;
ary mialà eo, mandrosoa ho any Hamata
lehibe; dia midìna ho any Gata any ny
Filisitia; efa tsaratsara kokoa v' izareo
noho ireo fanjakan' ireo; sa lehibebe
kokoa va ny fari-taniny noho ny fari-taninareo?
3 Izay mampanalavitry ny andro ratsy,
ka mampanakeky ny fonenan-doza;
4 Izay mandry ambony ny farafara ivory,
ary mihinjitra ambony ny fandriany, ary
mihinany ny zanak'ondry alaina amy ny
ondry, sy ny zanak'omby alaina eo anatiny
ny fahitra;
5 Izay mihira manaraky ny fanenony ny
lokanga; mamorona fanavana miosikia tahaka
any Davidy;
6 Izay misotro divay amy ny bakoly, ka
mihiosotra amy ny solikia tsara indrindra;
fa tsy malahelo ny fandravany ny Iôsefa
izareo!
7 Koa ho lasa ho babo ankehitriny hialoha
ny voa babo izareo, ary hiala ny fanasany
izay nihinjitra.
8 Izy tena nianianany Iehôvah Andriamanitra,
hoy Iehôvah Andriamanitry ny
maro, Halako ny voninahitry ny Iakoba,
ary tsy tiako ny valamenany: koa hatolotro
ny tanàna sy izay rehetra eo.
9 Ary raha tàhiny havela folo lahy
hitoetra eo an-trano iray, dia ho maty
izareo.
10 Ary hambeta ny faty ny rahalahindrainy,
dia izay mandoro azy, hamoaky
ny taolany amy ny trano, ka hilaza aminy
izay eo anatiny ny trano indrindra, Hisy
olona hiany eo aminao va? ary izy hanao
hoe, Tsy misy. Dia hanao hoe izy, Mangìna!
fa tsy mahazo manonony ny anarany
Iehôvah isikia.
11 Fa, indro, Iehôvah mandidy, ary Izy
hamely ny trano lehibe amy ny fandravana,
ary ny trano kely amy ny vakivaky.
12 Hiriotra ambony ny vatolampy va ny
soavaly? *eo* hihiadian-tany amy ny omby
va? kanefa nampodinareo fitsarana ho
afero, ary ny vokatry ny fahamarinana ho
zava-mangidy;
13 Ry izay mifaly amy ny zava-poana,
ka hoy hianareo, Tsy ny herintsikia nakantsikia
tandroka va ho antsikia?
14 Fa, indro, hanangana firenena hanohitra
anareo Aho, ry mpianakaviny Isiraely;
hoy Iehôvah Andriamanitry ny maro: ary
hampahory anareo, hatramy ny fidirana
any Hamata ka hatramy ny ony any an-efitra,
izareo.

## TOKO VII.

IZANY nasehony Iehôvah Andriamanitra
tamiko; ary indro, nanisy valala teo amy
ny voalohany ny fitsimohany ny kolokolo
Izy; ary indro, kolokolo izany, rehefa
afaka ny nijinjany ny mpanjaka.
2 Ary rehefa nandany ny ahitra rehetra
tamy ny tany ireny, dia hoy izaho, Ry Iehôvah
Andriamanitra, mamelà heloka, mifona
aminao aho; iza no hitsanganany ny
Iakoba? fa kely izy.
3 Naneniny izany Iehôvah: Tsy hisy
izany, hoy Iehôvah.
4 Izany nasehony Iehôvah Andriamanitra
tamiko; ary, indro, afo nantsoiny
Iehôvah Andriamanitra hiadiana, ary nandany
ny lalin-dehibe iny, ka levona ny anjara.
5 Dia hoy izaho, Mitsahara, ry Iehôvah
Andriamanitra, mifona aminao aho; iza no
hitsanganany ny Iakoba? fa kely izy.
6 Naneniny izany Iehôvah: Tsy hisy
izany koa, hoy Iehôvah Andriamanitra.
7 Izany nasehony tamiko; ary, indro, ny
Tompo nijanona tambony ny mànda *narifitra*
tamy ny pilaometa, ary nisy pilaometa
teny an-tànany.
8 Ary hoy Iehôvah tamiko, Inona no
hitanao, ry Amôsa? Dia hoy izaho, Pilaometa.
Dia hoy ny Tompo, Indro, hasiako
pilaometa eo afovoany ny Isiraely
oloko: tsy handalo azy intsony Aho.
9 Ary ho foana ny fitoeran' avony ny
Isaka, ary ho rava ny fitoera-masiny ny
Isiraely; ary hanangan-tsabatra hamely ny
mpianakaviny Ieroboama Aho.
10 Dia naniraka i Amazia, mpisorona
any Betela, tany aminy Ieroboama, mpanjaka
any Isiraely, ka nanao hoe, Efa nikiomy
taminao i Amôsa, teo afovoany
ny mpianakaviny Isiraely; tsy zaka ny
tany handefitry ny teniny rehetra:

11 F' izany no lazainy Amôsa, Ho matin-
tsabatra Ieroboama, ary ny Isiraely ho
baboina tokoa hiala amy ny taniny.
12 Dia hoy Amazia taminy Amôsa, Ry
mpizaha, mandehana, mandosira any amy
ny tany Ioda, ary hano mofo any, ka mami-
nania any.
13 Fa aza maminany aty Betela intsony:
fa fitoera-masiny ny mpanjaka, sy trano-
-mpanjaka, iny.
14 Dia namaly Amôsa, ka nanao taminy
Amazia hoe; Tsy mba mpaminany aho,
na zana-mpaminany, fa mpiandri-ondry, sy
mpamboly aviavy, aho:
15 Dia naka ahy Iehôvah, raha nanaraky
ny ondry aho; ka hoy Iehôvah tamiko:
Mandehana, maminania amy ny Isiraely
oloko.
16 Ary ankehitriny, mihainoa ny teniny
Iehôvah hianao: Hoy hianao, Aza ma-
minany hiteny ny Isiraely; ary aza man-
datsa-teny akory hiteny ny mpianakaviny
Isaka:
17 Koa izany no lazainy Iehôvah; Ho
mpijanganjanga any an-tanàna ny vadinao,
ary ho lavon-tsabatra ny zanakao-lahy, sy
ny zanakao-vavy, ary ho zaraina amy ny ko-
fehy ny taninao, ary ho maty eo amy ny
tany maloto hianao; ary ny Isiraely ho
baboina tokoa hiala amy ny taniny.

## TOKO VIII.

Izany nasehony Iehôvah Andriamanitra
tamiko; ary, indro, harona feno voa ma-
saka!
2 Ary hoy Izy, Inona no hitanao, ry Amô-
sa? Ary hoy izaho, Harona feno voa ma-
saka. Dia hoy Iehôvah tamiko, Tonga
ny farany tamy ny Isiraely oloko; tsy
handalo azy intsony Aho.
3 Ary hidradradradra ny hira eo amy ny
valamena aminy izany andro izany, hoy Ie-
hôvah Andriamanitra: ho maro ny faty
eo amy ny fitoeran-drehetra; ario! man-
gìna!
4 Mihainoa izany, hianareo izay maniry
ny mahantra, eny, mba handringiany ny
malahelo amy ny tany;
5 Ka manao hoe, Rahoviana ho lany ny
tsinam-bolana, hivarotantsikia vary? ary
ny sabata, hamoahantsikia vari-vato? (raha
manakely ny efaha, sy mahalehibe ny se-
kely, ka mamitaka amy ny mizana mian-
gatra hianareo.)
6 Hividiantsikia volafotsy ny malahelo,
ary kiraro iray lomisy ny mahantra; ary
hivarotantsikia ny vary loha-kororoka?
7 Ny voninahitry ny Iakoba nianianany
Iehôvah hoe, Dia tsy hadinoiko mandra-
kizay ny asany akory.
8 Tsy hihiorohoro ny tany va noho izany,
ka hitomany izay rehetra mitoetra eo; ho
tondraka avokoa iny tahaky ny ony; ha-
nonjanonjana sy hihiena iny, tahaky ny
ony Ejipity?
9 Ary ho aminy iny andro iny, hoy Iehô-
vah Andriamanitra, dia hampilentiky ny
masoandro mitataovovonana Aho, ka hana-
maiziny ny tany antoandro.
10 Ary hampodiko ny fanasanareo ho
fisaonana, ary ny hiranareo rehetra ho fito-
maniana; ary hasiako lamba fisaonana
amy ny vaniana rehetra, sy fahasolana
amy ny loha rehetra: ary hataoko iny ta-
haky ny fisaonany ny lahi-tokana, ary ny
farany tahaky ny andro mangidy.
11 Indro, ho avy ny andro, hoy Iehôvah
Andriamanitra, ka hateriko mosary amy ny
tany; mosary, tsy mofo, ary hetaheta, tsy
rano; fa ny mandre ny teniny Iehôvah.
12 Ary hirenireny izareo, hatramy ny
ranomasina, ka hatramy ny ranomasina,
ary hivezivezy hatrany avaratra, ka ha-
trany atsinanana, hitady ny teniny Iehô-
vah, fa tsy hahita izareo.
13 Ho matin-ketaheta ny mpitovo tsara-
-tarehy, sy zatovo, aminy iny andro iny.
14 Izay mianiana amy ny fahotany ny
Samaria, ka manao hoe, Raha velona koa
ny andriamanitrao, ry Dana! ary, Raha
velona koa ny fanao any Beriseba, dia ho
lavo izareo, ka tsy hiarin'intsony.

## TOKO IX.

Nahita ny Tompo nijanona teo ambony
ny fivoadiana aho; ary hoy Izy, Kapoh-
ny tataom-baravarana, hihietsikietsehany ny
tokonana; ary tapatapaho ireny eo an-doha-
hany avy izy rehetra; ho vonoiko sabatra
ny zafiny; tsy ho afaka tsy akory izay
mandositra, ary tsy ho vonjena tsy akory
izay afaka.
2 Na dia mihiady any am-pasana izareo,
any hanalany ny tànako azy; ary na dia
miakatra any an-danitra izareo, any ham-
pidinako azy;

3 Ary na dia miery any an-tampon-Ka-
rimela izareo, any hitadiavako azy sy hi-
samborako azy; ary na dia miafina eo
am-bodiny ny ranomasina mba tsy ho hi-
tany ny masoko izareo, any handidiako ny
menarana, ka hanekitra azy iny;
4 Ary na dia lasa ho babo eo alohany ny
fahavalony izareo, any handidiako ny sa-
batra, ka hamono azy iny: ary hampitoe-
try ny masoko aminy, haharatsy, ka tsy
hahatsara, Aho.
5 Ary Iehôvah Andriamanitry ny maro
manohiny ny tany, ka miempo iny; ary
mitomany izay rehetra mitoetra eo; ary
tondraka avokoa iny tahaky ny ony; ary
mihiena iny tahaky ny ony Ejipity.
6 Izy manao ny tranony ambony any
an-danitra, ary manisy ny habakabany eo
ambony ny tany; Izy miantso ny rano
eo amy ny ranomasina, ary mampilatsaky
iny ambony ny tany; Iehôvah no anarany.
7 Tsy tahaky ny zanaky Etiopia amiko
va hianareo, ry zanaky Isiraely? hoy Ie-
hôvah. Tsy nampivoaky ny Isiraely ta-
my ny tany Ejipity v' Aho? ary ny Filisi-
tia tany Kafitora? ary ny Siria tany
Kira?
8 Indro, ny masony Iehôvah Andriama-
nitra mijery ny fanjakana manota, ary ha-
ringiako iny ho afaka ambony ny tany; ka-
nefa tsy haringiako avokoa ny mpianaka-
viny Iakoba, hoy Iehôvah.
9 Fa, indro, handidy Aho, ka hanofa ny
mpianakaviny Isiraely eo amy ny firenena
rehetra Aho, tahaky ny fanofana amy ny
sahafa, kanefa tsy hilatsaka amy ny tany
ny voam-bary na iray akory.
10 Ho matin-tsabatra ny mpanota rehe-
tra eo amy ny oloko, izay manao hoe, Tsy
hahazo na hahatratra antsikia ny loza.
11 Aminy izany andro izany hananga-
nako ny trano-lainy Davida izay efa nian-
jera, ary hanamboarako ny fandravany, sy
hananganako ny rava eo, ary handrafetako
iny tahaky ny tamy ny andro fahiny;
12 Mba hananany ny Edoma sisa sy ny
firenena rehetra, izay antsoina amy ny
anarako, hoy Iehôvah Izay manefa izany.
13 Indro, avy ny andro, hoy Iehôvah,
dia hahatratry ny mpijinja ny mpihiadi-
-tany, ary ny mpamafy vary ny mpamitsa-
-boaloka; ary hitete divay vaovao ireo
tendrombohitra, ary hiempo ny tanety
rehetra.
14 Ary hampody ny Isiraely oloko voa
babo Aho, dia hananganу ny tanàna rava
izareo, ka honina *eo*; dia hamboly voalo-
boka izareo, ka hisotro divay avy aminy;
dia hanao tanim-boly izareo, ka hihinany
ny vokatra avy aminy.
15 Fa hampitoetra azy eo amy ny taniny
Aho, ka tsy ho hongotr' intsony amy ny ta-
niny, izay nomeko azy, hoy Iehôvah An-
driamanitrao.

---

# NY BOKINY OBADIA.

Ny fanindrimandriny Obadia.

IZANY itenenany Iehôvah Andriamanitra
any Edoma; (efa nandre filazana avy taminy
Iehôvah izahay, ary misy iraka nampande-
hanina tany amy ny firenen-tsamihafa:
Mitsanganà, ary aoky hiakatra hiady ami-
ny isikia!)
2 Indro, efa nanakely anao teo amy ny
firenen-tsamihafa Aho; efa afa-baraka in-
drindra hianao.
3 Namitaka anao ny fiavonavonany ny fo-
nao, ry mpitoetra eo an-tsefa-batolampy, izay
monina eo ambony; izay manao am-pony
hoe, Iza no hampidina ahy ho amy ny tany?
4 Na dia hiakatra tahaky ny voroma-
hery hianao, ary na dia hanao ny akaninao
eo amy ny kintana hianao, any hampidi-
nako anao, hoy Iehôvah.
5 Raha tàhiny mankeo aminao ny mpan-
galatra sa ny jiolahy nony alina, (indrisy
naringiana hianao!) dia tsy hatramy ny
hanarany fo no hangalarany va? raha tà-
hiny miditra aminao ny mpanoty voalo-
boka, dia tsy hamela ny voaloboka ho tsim-
ponina v' izareo?

6 Manao ahoana ny fitadiavany ny any
Esao! *manao ahoana* ny fikiatsahany ny fa-
nanany miafina!
7 Ny olon-drehetra izay nifaneky tami-
nao, nandroaka anao ho any amy ny fari-
-tany: ny olona izay nihiavana taminao
namitaka anao, *ka* naharesy anao; *izay*
*nihinany* ny mofonao namelatra fandri-
kia hahazo anao.—Tsy manam-pahalalana
izy.
8 Tsy handringiany ny olon-kendry amy
ny Edoma v' Aho, aminy izany andro
izany, ary ny saina ho afaka amy ny ten-
drombohitry Esao? hoy Iehôvah.
9 Ho menatra ny olonao mahery, ry
Temana! mba haringiana izy rehetra ho
afaka amy ny tendrombohitry Esao, noho
ny namonoana.
10 Noho ny loza natao taminy Iakoba
rahalahinao hanarona anao ny henatra, ary
haringiana mandrakizay hianao.
11 Tamy ny andro izay nijanonanao teo
tandrify, tamy ny andro izay namaboany ny
vahiny ny fananany, sy nidirany ny va-
hiny tamy ny vavahadiny, ary nanavany
latsa-bato any Ieriosalema, dia anankiray
teo aminy ireny hianao.
12 Fa tsy efa tokony hijery hianao, tamy
ny androny ny rahalahinao, tamy ny andro
nanavana azy ho vahiny; ary tsy efa
tokony hifaly hianao, noho ny zanaky
Ioda, tamy ny fandringianana azy; ary tsy
efa tokony hanao teny miavonavona tamy
ny andro fahoriana hianao:
13 Tsy efa tokony hiditra amy ny vava-
hadiny ny oloko, tamy ny androny ny fam-
pahoriana azy, hianao; eny, tsy efa tokony
hijery ny fahoriany, tamy ny androny ny
fampahoriana azy, hianao; na haninjitry ny
tànanao haka ny hareny, tamy ny androny
ny fampahoriana azy;
14 Ary tsy efa tokony hijanona eo amy
ny fihaonan-dàlana hianao, handringiany
ny momba azy izay nandositra; ary tsy
efa tokony hanolotry izay momba azy
navela teo amy ny androny ny fampaho-
riana.
15 Fa nanatona ny androny Iehôvah ha-
mely ny firenena rehetra: araky izay na-
taonao no hatao aminao; hiverina amy ny
lohanao ny asanao.
16 Fa tahaky ny nisotroanareo teo am-
bony ny tendrombohitro masina hisotroany
ny firenena rehetra mandrakariva; eny,
hisotro izareo, ka hiteli-moka, ary hana-
haky ny tsy mbola àry izareo.
17 Fa hisy any an-tendrombohitra Ziôna
izay efa nandositra; ary ho masina izareo;
ary ny mpianakaviny Iakoba handova ny
fananany.
18 Ary ho afo ny mpianakaviny Iakoba,
ary ho lel'afo ny mpianakaviny Iôsefa; ary
ho vodi-vary ny mpianakavany Esao, ary
handoro azy izy roa, ka handevona azy;
ary tsy hisy hiangana ny mpianakaviny
Esao na iray akory; f' Iehôvah efa ni-
teny.
19 Ary ny any atsimo hanany ny ten-
drombohitry Esao; ary ny eo amy ny tany
lemaka, ny Filisitia; dia hanany ny Efirai-
ma, sy ny tany Samaria, izareo; ary ny
Beniamina *hanana* any Gileada.
20 Ary ny zanaky Isiraely eo aminy ireo
marobe ireo voa babo izay eo amy ny
zanaky Kanana hatrany Zarefata, sy ny any
Ieriosalema izay voa babo, izay any Sefa-
rada, hanany ireo tanàna atsimo.
21 Ary hisy mpamonjy sasany hiakatra
any an-tendrombohitra Ziôna, hitsara ny
tendrombohitry Esao; ary ho any Iehôvah
ny fanjakana.

# NY BOKINY IÔNA.

## TOKO I.

DIA nankeo aminy Iôna, zanaky Amitay,
ny teniny Iehôvah, ka nanao hoe,
2 Miaingià, mandehana ho any Ninive,
ilehy tanàna lehibe, ka mitoria hamely iny:
f' efa miakatra eo anatrehako ny ratsy
nataony.
3 Fa niaingia handositra Iôna, hankany
Tarisisa hiala eo anatrehany Iehôvah, dia

nidina tany Iopa izy, ka nahita sambo mankany Tarisisa; dia nandoa ny saran-tsambo izy, ka niditra teo anatiny, mba handeha hiaraka aminy, hankany Tarisisa hiala eo anatrehany Iehôvah.
4 F' Iehôvah nanangana rivotra mahery tany ambony ny ranomasina, ka nisy tafio-drivotra mahery teo ambony ny ranomasina, ka natao ho vaky ny sambo.
5 Dia natahotra ny matilo, ary samy nitaraina tamy ny Andriamaniny izy rehetra, ka nariany tany anatiny ny ranomasina ny entana izay teo anatiny ny sambo, hanamaivany iny. Fa nidina tany amy ny ilany ny sambo Iôna, dia nandry izy, ka sondriantory.
6 Dia nanatona azy ny kapiteny, ka nanao taminy hoe, Inona no hevitrao, ry lehy matory? mitsangàna, miantsoa ny Andriamanitrao; angamba hijery antsikia Andriamanitra, ka tsy maty isikia.
7 Ary samy nanao tamy ny namany hoe izareo, Avia, ary aoka handatsa-bato isikia hahafantarantsikia izay *nahatongavany* izao loza izao tamintsikia. Dia nandatsa-bato izareo, ka latsaka taminy Iôna ny vato.
8 Dia hoy izareo taminy, Masìna hianao, lazao aminay, fa nahoana no manjo antsikia izao loza izao: inona no asanao? ary avy taiza hianao? aiza no taninao? ary avy tamy ny olona zovy hianao?
9 Ary hoy izy taminy, Hebirio aho; ary matahotra any Iehôvah Andriamanitry ny lanitra, Izay nahary ny ranomasina, sy ny tany maina, aho.
10 Dia natahotr' indrindra ny olona, ka hoy izareo taminy, Inona no izany nataonao? F' efa fantatry ny olona fa nandositra hiala eo anatrehany Iehôvah izy, satria efa nilaza taminy izy.
11 Dia hoy izareo taminy, Inona no hataonay aminao, mba ho tony ny ranomasina amintsikia? fa mainkia misafoaka ny ranomasina.
12 Ary hoy izy taminy, Batao aho, ka atsipazo any anatiny ny ranomasina; dia ho tony ny ranomasina aminareo: fa fantatro f'izaho no *nahatongavany* io tafio-drivotra lehibe io taminareo.
13 Kanefa nivoy fatratra ny olona hiantsona amy ny tany, fa tsy zakany: fa mainkia nisafoaka ny ranomasina taminy.
14 Dia nitaraina taminy Iehôvah izareo, ka nanao hoe, Ry Iehôvah ô! mifona aminao izahay, aza maty izahay noho ny ainy io lehilahy io, ary aza atao ho helokay ny ra marina: fa Hianao, ry Iehôvah ô, efa nanao araky ny sitraky ny fonao.
15 Dia nambeta any Iôna izareo, ka natsipiny tany anatiny ny ranomasina: dia nitsahatra nisafoaka ny ranomasina.
16 Dia natahotra any Iehôvah indrindra ny olona, ka nanatitra fanalamboady ho any Iehôvah, ka nivoady izareo.
17 Dia namboariny Iehôvah hazandrano lehibe hitelina any Iôna. Ary nitoetra teo an-kibony ny hazandrano Iôna, hateloan' andro sy hateloan'alina.

## TOKO II.

Dia nivavaka taminy Iehôvah Andriamaniny teo an-kibony ny hazandrano Iôna,
2 Ka nanao hoe, Nitaraina taminy Iehôvah aho, noho ny fahoriako, dia namaly ahy Izy; teo anatiny ny fiainan-tsi-hita nitarainako; nandre ny feoko Hianao.
3 Ary efa natsipinao tany anatiny ny lalina aho, dia tany anatiny ny ranomasina, ary ny riaka nanodidina ahy; nanarona ahy ny onjanao, sy ny alonao rehetra.
4 Dia hoy izaho, Nariana hiala eo imasonao aho; kanefa hijery ny tempolinao masina indray aho.
5 Nanodidina ahy hatramy ny aina ny rano; nikiatona manodidina ahy ny lalina; nifono manodidiny ny lohako ny ahitra.
6 Nidina tany amy ny vodiny ny tendrombohitra aho; nihidy tamiko mandrakizay ny hidiny ny tany; kanefa nampiakatry ny aiko tamy ny fahafatesana Hianao, ry Iehôvah Andriamanitro.
7 Rehefa reraka teo anatiko ny fanahiko, dia nahatsiaro any Iehôvah aho: dia niditra taminao ny hatako, dia tany amy ny tempolinao masina.
8 Izay mitandriny ny zava-poana mandaingia mahafoy ny Mpiantra azy.
9 Ary ny amiko, ny feo misaotra hanalako-voady ho Anao; hanefa izay nivoadiako aho; avy aminy Iehôvah ny famonjena.
10 —Ary Iehôvah niteny tamy ny hazandrano, dia nandoa any Iôna tamy ny tany maina iny.

## TOKO III.

DIA nankeo aminy Iôna ny teniny Iehòvah
fahindroany, ka nanao hoe,
2 Miaingià, mandehana ho any Ninive,
ilehy tanàna lehibe; ary atavy eo ny fito-
rian-teny izay andidiako anao.
3 Dia niaingia Iôna, ka nankany Ninive,
araky ny teniny Iehôvah. Ary tanàna le-
hibe teo anatrehan' Andriamanitra i Ninive,
làlan-kaleha hateloan'andro.
4 Ary raha vao niditra tany an-tanàna
làlan-kaleha indrai-andro Iôna, dia nitory,
ka nanao hoe, Raha afaka efa-polo andro,
dia ho rava i Ninive.
5 Dia nino an'Andriamanitra ny olo-Ni-
nive, ka niantso fifadiana, sy nitafy lamba
fisaonana, na ny lehibe eo, na ny kely eo.
6 Ary tonga tany amy ny mpanjaka any
Ninive ny teny, dia nitsangana hiala amy
ny lapany izy, ka nanala ny lambany izy,
dia nitafy lamba fisaonana izy, ka nipetraka
teo an-davenona.
7 Dia nantsoina sy no torina tany Ni-
nive araky ny teniny ny mpanjaka sy ny
andriambaventiny, hoe, Aza avela hanan-
dran-javatra akory na olona na biby, na
omby na ondry; aza avela hihinana, na hi-
sotro rano izareo:
8 Fa aoky hisarona lamba fisaonana ny
olona sy ny biby, ary hitaraina maty
amin'Andriamanitra; eny, samia miala amy
ny làlany ratsy avy, sy amy ny loza izay eo
an-tànany avy, izy rehetra.
9 Iza no mahalala na hiverina Andria-
manitra, ka hanenina, ary hiala amy ny
fahatezerany mirehitra Izy, ka tsy maty
isikia?
10 Dia hitan' Andriamanitra ny asany, fa
niala tamy ny làlany ratsy izareo; ary
Andriamanitra naneniny ny amy ny ratsy,
izay efa no lazainy, fa hataony aminy; ka
tsy mba nataony izany.

## TOKO IV.

FA nataony Iôna ratsy indrindra iny; ka
tezitra izy.
2 Dia nivavaka taminy Iehòvah izy, ka
nanao hoe, Indrisy aho, Iehôvah ô, tsy izany
hiany va ny teniko, raha mbola tany amy
ny taniko aho? koa nandositra fahiny
ho any Tarisisa aho; f' efa fantatro fa
Andriamanitra miantra sy mamindra-fo,
mahari-po, sy be fiantràna, ary maneniny
ny amy ny ratsy, Hianao.
3 Ary ankehitriny, ry Iehôvah ô, mifona
aminao aho, manalà amiko ny aiko; fa
aleoko ho maty toy izay ho velona aho.
4 Dia hoy Iehôvah, Tsara va no tezitra
hianao?
5 Dia nivoaka tamy ny tanàna Iôna, ka
nipetraka teo amy ny faritr' atsinanany
ny tanàna, dia nanao trano bongo ho azy
teo izy, ka nipetraka teo ambany ny alo-
kalony, mandra-pahitany izay hanjo ny ta-
nàna.
6 Dia namboariny Iehôvah Andriama-
nitra tànantànana, ka nampaniriny ho ambo-
niny Iôna, hialofany ny lohany, hamonjy
azy amy ny fahoriany. Dia nifaly indrindra
Iôna noho ny tànantànana.
7 Fa namboatra fositra Andriamanitra,
raha niposaka ny maraina nony andro
ampitso, dia namely ny tànantànana iny, ka
nalazo iny.
8 Ary rehefa niposaka ny masoandro, dia
namboarin' Andriamanitra rivotr' atsina-
nana mahamay, ka nananintaniny ny lohany
Iôna ny masoandro, ka ana izy, dia naniry
ho faty izy, fa hoy izy, Aleoko ho maty toy
izay ho velona aho.
9 Ary hoy Andriamanitra taminy Iôna,
Tsara va no tezitra hianao noho ny tànan-
tànana? Ary hoy izy, Tsara no tezitra aho
mandra-pahafaty.
10 Ary hoy Iehôvah, Hianao malahelo
ny tànantànana, izay tsy nikielezanao-aina,
ary izay tsy nampanirianao, izay naniry
indrai-alina k'efa maty indrai-alina:
11 Ary Izaho, tsy tokony halahelo any
Ninive v' Aho, ilehy tanàna lehibe, izay
itoeran' olona tsy omby roa-polo alina
amby iray hetsy, izay tsy mahafantatry ny
tànan' ankavanany, sy ny tànan' ankaviany,
ary be omby *koa* no eo?

# NY BOKINY MIKA.

## TOKO I.

Ny teniny Iehôvah izay nankeo aminy
Mika, zanaky Morasa, tamy ny an-
drony Iôtama, i Ahaza, *ary* Hezekia,
mpanjaka any Ioda, izay hitany mi-
laza any Samaria sy Ieriosalema.
2 MANDRENESA hianareo, ry firenen-dre-
hetra; mihainoa, ry tany sy ny eo aminy:
aoky Iehôvah Andriamanitra ho vavolom-
belona hiampanga anareo, ny Tompo avy
amy ny tempoliny masina.
3 Fa, indro, Iehôvah mivoaka amy ny
fitoerany, ary hidina Izy, ka hanitsaky ny
fitoeran'avo amy ny tany.
4 Ary ho rendrikia ny tendrombohitra eo
ambaniny, ary hiveraka ny lohasaha ta-
haky ny savoka eo alohany ny afo, tahaky
ny rano latsaka amy ny hantsana.
5 Ny fahadisoany ny Iakoba sy ny faho-
tany ny mpianakaviny Isiraely hisiany izany
rehetr' izany. Inona no fahadisoany ny Ia-
koba? tsy Samaria va? ary inona no fitoe-
ran'avony ny Ioda? tsy Ieriosalema va?
6 Koa hataoko i Samaria ho fanataovana
any an-tsaha, ho fambolim-boaloboka:
ary ho kodiaviko ny vatony ho any an-do-
hasaha, ka hataoko mihiarihiary ny fano-
renany.
7 Ary ho torotoroina ny sarin-javatra
rehetra eo, ary hodorana amy ny afo ny
tamby rehetra eo, ary ho ravako ny sampy
rehetra eo: fa ny tanginy ny mpijanga-
janga nanangonany ireny, ary hiverina ho
amy ny tanginy ny mpijangajanga ireny.
8 Koa hitomany sy hidradradradra aho,
handeha mitanjaka sy mihianjahanja aho:
hikaonkaona tahaky ny amboan'ala, ary
hikiririoka tahaky ny vorondolo aho.
9 Fa tsy mety ho sitrana ny feriny; fa
tonga tamy ny Ioda iny; misy anankiray
nankany amy ny vavahadiny ny oloko,
dia hatrany Ieriosalema.
10 Aza lazaina any Gata; aza mitomany
any Ako hianareo: mihiodinkodina amy
ny vovo-tany any an-tranony Afira hia-
nao.
11 Mandehana mitanjaka sy menatra hia-
nao, mponina any Safira; tsy mivoaka ny
monina any Zanana; ny fitomaniana any
Bet-ezela hanesotry ny faharetany ami-
nareo.
12 Fa ny mponina any Marota mala-
helo fananana, satria efa nidina avy taminy
Iehôvah ny loza hatramy ny vavahadiny
Ieriosalema.
13 Fehezo ny kalesy amy ny biby fain-
gian-tongotra, ry mponina any Lakisa:
izy no voalohany ny fahotany Ziôna za-
naka-vavy: fa hita eo anatinao ny faho-
tany ny Isiraely.
14 Koa hanome taratasy fisao-bady ho
any Moreseta-gata hianao; ny mpianaka-
viny Akiziba hamitaky ireo mpanjaky ny
Isiraely.
15 Kanefa hitondra mpandova ho anao
Aho, ry mponina any Maresa: hankany
Adolama, voninahitry ny Isiraely, izy.
16 Solao ny lohanao, ka hetezo ny volo-
nao, noho ny zanakao malala; alehibeazo
ny fahasolanao tahaky ny voromahery; fa
voa babo afaka taminao izareo.

## TOKO II.

MAHITA loza izay misain-keloka sy ma-
nao ratsy ambony ny fandriany! raha ma-
zava ny maraina, dia manefa iny izareo,
satria eo amy ny heriny ny tànany izany.
2 Ary mitsiritra saha izareo, ka maka
an-kery; ary trano, ka alainy: dia mam-
pahory olona sy ny mpianakaviny, dia
olona sy ny lovany, izareo.
3 Koa izany no lazainy Iehôvah; Indro,
misaina loza hamely io mpianakavy io
Aho, ka tsy hampiala ny vozonareo aminy
hianareo: ary tsy handeha mirehareha hia-
nareo: fa ho andro ratsy iny.
4 Hisy hihira aminy iny andro iny oha-

bolana milaza anareo, ka hitomany amy ny
fitomaniana mampalahelo, hoe, Fongotra
dia fongotra isikia; efa novana ny anjarany
ny oloko; indrisy, efa niala tamiko iny!
efa no zaraina ny sahantsikia tamy ny mpi-
hiemotra.
5 Koa tsy hanana olona mitondra kofehy
hanohatra amy ny latsa-bato, eo amy ny
fiangonana any Iehôvah, hianao.
6 —Aza maminany hianareo; ireny ha-
minany, izay tsy haminany ireo zavatr'
ireo; tsy mitsahatra ny fanaratsiana:—
7 Endrey, manao ahoana ny fiteny, ry
mpianakaviny Iakoba! Efa no fohezina va
ny Fanahiny Iehôvah? ireo va no asany? tsy
mahatsara izay mandeha mahitsy va ny
teniko?
8 Ary ny oloko nitsangana fahiny han-
jary fahavalo: hianareo manesotry ny
akanjo hanampy ny lamba, aminy izay
mandeha tsy manahy, aminy izay mody
avy any an-tafikia.
9 Efa nandroaky ny vaviny ny oloko
tamy ny tranony mahafinaritra hianareo;
efa nanesotry ny voninahitro tamy ny za-
nany hianareo mandrakizay.
10 Mitsangàna hianareo, ka mialà; fa tsy
fitsaharanareo io: satria maloto iny, han-
dringiana iny, ka hahory ny fandringia-
nana.
11 Raha misy mandeha amy ny rivotra,
sy ny fitaka, ka mandaingia, *hoe*, Hami-
nany divay, sy toaka, aminao aho, dia ho
mpaminaniny ireo olon' ireo izy.
12 —Hanangona anao rehetra tokoa Aho,
ry Iakoba ô; hamory ny Isiraely sisa
tokoa Aho; hampiangona azy tahaky ny
ondry any Bozira Aho, tahaky ny ondry
eo amy ny ahitrany: hitabataba izareo
noho ny olona.
13 Efa miakatra mialoha azy ny mpan-
drava; mandrava izareo, ka miditra amy ny
vavahady, sy mivoaka eo; ary ny Mpan-
jakany handeha hialoha azy, dia Iehôvah
eo an-dohany.

## TOKO III.

Ary hoy izaho, Mihainoa, masìna hiana-
reo, ry loholony ny Iakoba, ary hianareo,
ry andriambaventiny ny mpianakaviny Isi-
raely! Tsy anareo va hahalala fitsarana?
2 Ry izay tsy tia ny tsara, ka tia ny ra-
tsy; izay manala ny hodiny ho afaka aminy,
ary ny nofony ho afaka amy ny taolany;
3 Ary izay mihinany ny nofony ny oloko,
ary manoditra azy; ary manapatapaky ny
taolany, ka mamakivaky *ireny* toy ny atao
eo am-bilany, ary toy ny nofo atao eo am-
-bilani-lehibe.
4 Dia hitaraina aminy Iehôvah izareo, fa
tsy hamaly azy Izy: dia hanafina azy ny
tavany aminy iny andro iny Izy, satria
efa nandoto ny fitondran-tenany izareo.
5 Izany ilazany Iehôvah ireo mpaminany
izay mampandiso ny oloko, izay manekitra
amy ny nifiny, ka miantso hoe, Fihiava-
nana; fa mamboatra hiady aminy izay tsy
manisy zavatra eo am-bavany izareo;
6 Dia ho alina tsy hisy fanindrimandry
ho anareo, ary ho maizina tsy hisy fisiki-
diana ho anareo;—eny, hilentikia ny ma-
soandro aminy ireo mpaminany, ka ho mai-
zina ny andro aminy.
7 Dia ho menatra ny mpizaha, ary ho
very hevitra ny mpanao-sikidy, eny, hisa-
rom-bava izy rehetra, fa tsy hisy valy avy
amin' Andriamanitra.
8 F' izaho tokoa efa feno hery avy amy
ny Fanahiny Iehôvah, sy fitsarana, ary
fahatanjahana, hitory amy ny Iakoba ny
fahadisoany, ary amy ny Isiraely ny faho-
tany.
9 Masìna hianareo, mihainoa izany hia-
nareo, ry loholony ny mpianakaviny Ia-
koba, ary ny andriambaventiny ny mpia-
nakaviny Isiraely! izay tsy tia fitsarana,
ary mamadiky ny rariny rehetra.
10 Ra ananganany any Ziôna, ary faho-
tana any Ieriosalema.
11 Ny loholona eo mitsara hahazo tamby,
ary ny mpisorona eo mampianatra hahazo
karama, ary ny mpaminany eo maminany
hahazo vola; kanefa miankina aminy Ie-
hôvah izareo, ka manao hoe, Tsy eo amin-
tsikia v' Iehôvah? tsy hisy loza hanjo an-
tsikia.
12 Koa ho hadina ho saha i Ziôna noho
hianareo, ary ho fanataovana Ieriosalema,
ary ho fitoeran'avo any an-ala ny tendrom-
bohitry ny tempoly.

## TOKO IV.

Ary amy ny andro farany hampitoerany
ny tendrombohitry ny tranony Iehôvah any
an-tampony ny tendrombohitra hafakoa, ka
hanandratany iny any ambony ny tanety
rehetra: ary ny olona hiriaka any.

2 Ary firenena maro handeha, ka hanao
hoe, Avia, ary aoky hiakatra any an-ten-
drombohitry Iehôvah isikia, ary ho any an-
-tranon' Andriamanitry Iakoba, ary Izy
hampianatra antsikia ny làlany, ary han-
deha amy ny alehany isikia: fa hivoaka
any Ziôna ny lalàna, ary avy any Ieriosa-
lema ny teniny Iehôvah.
3 Ary Izy hitsara eo amy ny olona maro,
ka hananatry ny firenen-tsamihafa mahery
eny lavitr' eny; ka hanefy ny sabatrany
ho fihiadian-tany, ary ny lefony ho fijinja-
na, izareo: tsy hisy firenena hanangan-
-tsabatra hamely firenena, na hianatra ady
intsony.
4 Ary samy hipetraka eo ambany ny
tahom-boalobony avy, sy eo ambany ny
hazo-voarany avy, izareo; ary tsy hisy
hampatahotra; fa ny vavany Iehôvah Tom-
pony ny maro efa niteny.
5 —Na dia mandeha amy ny anarany ny
andriamaniny avy ny olona rehetra, dia
handeha amy ny anarany Iehôvah Andria-
manitsikia isikia, mandrakizay mandra-
kizay.—
6 Aminy izany andro izany, hoy Iehô-
vah, hanangonako ny mandringia, ary ha-
moriako ny voa roaka, sy ny nampahoriko:
7 Ary hataoko ny mandringia ho sisa
mitoetra, ary ny nafindra lavitra ho firenena
mahery: ary Iehôvah hanapaka azy any
an-tendrombohitra Ziôna, hatramy ny anke-
hitriny, ka ho mandrakizay.
8 Ary hianao, ry bateriny ny ondry mi-
rai-dia! ry tanetiny Ziôna zanaka-vavy! ho
tonga aminao izany, dia ho tonga ny fana-
pahana fahiny, ny fanjakana any Ieriosa-
lema zanaka-vavy.
9 Ankehitriny, nahoana no mitaraina
mafy hianao? tsy misy mpanjaka eo ana-
tinao va? efa maty va ny mpanolo-tsaina
anao? no nahazo anao ny fanaintainana
tahaky ny vehivavy miteraka?
10 Mararia, ary miezaha hiteraka, ry
Ziôna zanaka-vavy; tahaky ny vehivavy
miteraka; fa hivoaka any an-tanàna hianao
ankehitriny, ary hitoetra any an-tsaha hia-
nao, ary hankany Babilona hianao; any
hamonjena anao; any hanavotany Iehôvah
anao amy ny tànany ny fahavalonao.
11 Ary ankehitriny nangonina hanohitra
anao ny firenena maro, izay manao hoe,
Aoka ho lotoina izy, ary, Aoky hijery any
Ziôna ny masontsikia.
12 F' izareo tsy mahalala ny fihieverany
Iehôvah, na mahafantatry ny fisainany: fa
hanangona azy tahaky ny amboaram-bary
ho any amy ny famoloana Izy.
13 Mitsangàna, ka miveleza, ry Ziôna
zanaka-vavy: fa hataoko vy ny tandrokao,
ary hataoko varahina ny kitronao; ary
hanorotoro firenena maro hianao; dia hato-
lotrao ho any Iehôvah ny hareny, ary ny
fananany ho any ny Tompony ny tany
rehetra.

## TOKO V.

MANANGÒNA ny miaramilanao ankehitriny,
ry zanaka-vavy be miaramila: misy ma-
nao fahirano antsikia: voa vely ny tako-
laky ny mpitsarany ny Isiraely tamy ny
tsorakazo.
2 Ary hianao, ry Beti-lehema Efirata,
kely eo amy ny arivony ny Ioda, hianao no
hivoahany ny mpanapaka any Isiraely
ho Ahy, ary ela izay nivoahany, dia ha-
tramy ny andro taloha indrindra.
3 Kanefa hanolotra azy Izy, hatramy ny
andro hiterahany izay miteraka: ary ny
rahalahiny sisa hiverina any amy ny zanaky
Isiraely.
4 Ary hijanona Izy, ka hampihinana eo
amy ny heriny Iehôvah, eo amy ny halc-
hibeny ny anarany Iehôvah Andriama-
niny, ary hitoetra izareo; fa ho lehibe
ankehitriny hatramy ny farany ny tany Izy:
5 Ary Izy ho fihiavanana: — raha hiditra
amy ny tanintsikia ny Asiria, ka hanitsaky
ny valamenantsikia; dia hanangana mpian-
dri-ondry fito, sy andriana valo, hanohitra
azy isikia.
6 Ary izareo handrava ny tany Asiria
amy ny sabatra, sy ny taniny Nimiroda eo
amy ny fidirana eo; ary hisy hamonjy amy
ny Asiria, raha hiditra amy ny tanintsikia
izy, ary raha hanitsaky ny fari-tanintsikia
izy.
7 Ary ny Iakoba sisa ho eo afovoany ny
olona maro tahaky ny ando avy aminy
Iehôvah, tahaky ny ranonorana madinikia
latsaka amy ny ahitra, izay tsy miandry
olona, na mahela noho ny zanak'olombe-
lona.
8 Dia ho eo afovoany ny firenen-tsami-
hafa, eo afovoany ny olona maro, ny Iakoba
sisa, tahaky ny liona eo amy ny biby any
an-ala, tahaky ny zana-diona eo amy ny

ondry, raha mandeha mamaky izy, dia
manitsaka sy mamiravira izy, ka tsy misy
hamonjy.
9 Ny tànanao hasandratra hanohitry ny
rafilahinao, ka ho fongotra ny fahavalonao
rehetra.
10 Ary ho aminy izany andro izany, hoy
Iehôvah, dia haringiako eo afovoanao ny
soavalinao, ka ho ravako ny fiarakodianao:
11 Ary ho ravako ireo tanàna eo amy ny
taninao, ka ho foanako ny baterinao rehetra.
12 Ary ho ravako amy ny tànanao ny
odi-mahery; ary tsy hisy mpanao hitsak'
andro ho anao intsony:
13 Ary ho ravako eo afovoanao ny sarin-
-javatrao, sy ny endri-javatrao, ka tsy hiva-
vak' intsony amy ny asany ny tànanao
hianao:
14 Ary ho fongorako ny endri-javatra
Asitarita eo afovoanao, ka ho ravako ny
tanànanao.
15 Ary fahatezerana sy fahavinirana
hanefako fampijaliana amy ny firenen-tsa-
mihafa, izay tsy nihaino.

## TOKO VI.

Mihainoa ankehitriny izay no lazainy Ie-
hôvah; Mitsangàna, mandahara teny amy
ny tendrombohitra, ary aoka handre ny
feonao ny tanety.
2 Mihainoa ny teny alahatry Iehôvah
hianareo, ry tendrombohitra, sy hianareo, ry
vatolampy, fanorenany ny tany: fa manan-
-teny Iehôvah amy ny olony, ary handaha-
-teny amy ny Isiraely Izy.
3 Ry oloko, inona no nataoko taminao?
ary inona no nampahasasarako anao? ton-
droi-maso Aho.
4 F' efa nampiakatra anao tamy ny tany
Ejipity Aho, k' efa nanavotra anao tamy ny
tranon' andevo; ary efa nampandehaniko
hialoha anao i Mose, i Arona, ary Miriama.
5 Ry oloko, tsarovy ankehitriny izay no
saininy Balaka, mpanjaky ny Moaba, sy
izay namaliany Balama, zanaky Beôra,
azy: *tsarovy izay nanjo* hatrany Sitima,
ka hatrany Giligaly; mba ho fantatrareo
ny fahamarinany Iehôvah.
6 Inona no hanatrehako any Iehôvah, *ary*
hiondrehako eo anatrehan' Andriamanitra
ambony indrindra? hanatrikia Azy v' aho,
mitondra fanatitra hodorana zanak' omby
irai-taona?
7 Hankasitrahany Iehôvah va ondri-lahy
arivo, *sa* ony solikia iray alina? homeko
ny lahi-matoako noho ny fahadisoako, ny
navoaky ny kiboko noho ny fahotany ny
fanahiko?
8 Izy efa nanambara anao f' inona no tsara,
ralehilahy; ary inona no tadiaviny Iehôvah
aminao, afa tsy manao marina, sy tia fa-
mindram-po, ary mazoto handeha amin'
Andriamanitrao?
9 Ny feony Iehôvah mitaraina amy ny
tanàna, (ary ny hendry hitandriny ny
anaranao:) mihainoa ny tsorakazo, sy izay
manendry iny, hianareo.
10 Mbola misy fitehirizany ny fanahi-
-ratsy v' eo an-tranony ny ratsi-fanahy, ary
ny ohatra miangatra voa ozona?
11 Tsy hanan-tsiny amy ny mizana mian-
gatra, sy ny vato mandaingia an-kitapo,
v' aho?
12 Fa feno loza ny manan-karena eo, ary
mandaingia ny mponina eo, ary mamitaka
ny lelany eo am-bavany.
13 Ary hamely anao tsy ho sitrana Aho
kosa, ka handrava *anao* noho ny fahotanao.
14 Hihinana hianao, ka tsy ho voky; ary
ho eo afovoanao ny fampianjerana anao;
ary hihiazona hianao, ka tsy hamonjy hia-
nao; ary izay no vonjenao, hatolotro amy
ny sabatra.
15 Hamafy hianao, fa tsy hijinja; hani-
tsaky ny oliva, fa tsy hihioso-tsolikia hianao;
ary ny voaloboka ho divay vaovao, fa tsy
hisotro divay hianao.
16 Fa voa tandrina ny didiny Omiry, sy
ny asa rehetra nataony ny mpianakaviny
Ahaba; ary manaraky ny fisainany hia-
nareo; mba hataoko ho fandravana hianao,
ary ny mponina eo ho fisiahana: koa
hitondra ny tsininy ny oloko hianareo.

## TOKO VII.

Mahita loza aho! f' efa nanjo ahy tahaky
ny fanangonana voa fahavaratra, efa nanjo
ahy tahaky ny fitsimponam-boaloboka; tsy
misy voaloboka ho hanina; voara masaka
voalohany, izay iriny ny fanahiko.
2 Efa lany tamy ny tany ny tsara-fanahy,
ary tsy misy marina eo amy ny olona:
manotrikia handatsa-dra izy rehetra; samy
mihiaza ny namany avy ho amy ny fandri-
kia izy rehetra.
3 Mahay manao ratsy ny tànany: mila

tambitamby ny andriana sy ny andriamba-
venty; ary ny manamboninahitra milaza
ny ratsy iriny ny fanahiny, ary miray
hanao ditra izareo.
4 Manahaky ny tsilo ny tsara-fanahy eo
aminy ireny, ratsy lavitra noho ny fefy tsilo
ny mahitsy: tonga ny androny ny mpiam-
bina anao, dia ny famangiana anao; anke-
hitriny ho very hevitra izareo.
5 Aza matoky namany hianareo, aza ma-
hazo am-po sakaiza hianareo: miam-
bena ny varavarany ny vavanao amy ny
andefimandrinao;
6 Fa zanaka-lahy manevateva ray,
zanaka-vavy manohitry ny reniny; vinan-
to-vavy manohitry ny rafozani-vavy; faha-
valon' olona ny eo an-tranony hiany:
7 Ary izaho hijery any Iehôvah; hiandry
ny Andriamanitry ny famonjena ahy aho:
hihaino ahy ny Andriamanitro.
8 Aza mirehareha amiko, ry fahavaloko:
na dia lavo aza aho, dia hiarina aho;
na dia mitoetra eo amy ny maizina aza
aho, dia fahazavana ahy Iehôvah.
9 Hiaritry ny fahatezerany Iehôvah aho,
satria efa nanota taminy aho, mandra-pan-
daharany ny teniko, sy hanefany ny fitsa-
rana ahy: hamoaka ahy ho amy ny mazava
Izy, hijery ny fahamarinany aho.
10 Ary hizaha *iny* ny fahavaloko, ary
hisaron-kenatra ilehy vehivavy, izay nanao
tamiko hoe, Aiza no Iehôvah Andriamani-
trao? ny masoko hijery azy; ho hitsahina
ankehitriny tahaky ny fotaka any an-dàlam-
-be izy.
11 Andro izay hananganany ny mànda-
nao, dia izany andro izany, hampanalavi-
rany ny didy;
12 Hisy hankeo aminao aminy izany
andro izany, avy hatrany Asiria sy ny
tanàna Ejipity; ary avy hatrany Ejipity,
ka hatramy ny Ony; ary avy hatramy ny
ranomasina, ka hatramy ny ranomasina; ary
avy hatramy ny tendrombohitra, ka ha-
tramy ny tendrombohitra.
13 Kanefa ho rava ny tany noho ny
mponina eo, noho ny vokatry ny asany.
14 —Fahano ny olonao amy ny tehinao, dia
ny ondry lovanao; izay mitoetra mitokana
any an-ala, eo aminy Karimela; aoky
hihinana any Basana, sy any Gileada, izareo,
tahaky ny tamy ny andro fahiny!—
15 —Tahaky ny tamy ny andro nivoaha-
nao tany Ejipity hanehoako azy zava-maha-
gaga.
16 Hahita ny firenen-tsamihafa, ka ho
menatra noho ny heriny rehetra: hanam-
pim-bava amy ny tànany izareo, harenina
ny sofiny.
17 Hilelaky ny vovo-tany izareo tahaka
menarana, hivoaka amy ny lavany izareo,
tahaky ny zava-mandady amy ny tany:
hangovitra any Iehôvah Andriamanitsikia
izareo, hatahotra anao izareo.
18 —Iza no Andriamanitra tahaka Anao,
mamela heloka, ary mandalo ny fahadisoany
ny lovany sisa? tsy mitahiry ny fahateze-
rany mandrakizay, satria mifaly amy ny
famindram-po Izy.
19 Hiantra antsikia indray Izy; handresy
ny helotsikia Izy: dia harianao ho any
amy ny halaliny ny ranomasina ny fahotany
rehetra.
20 Ho hefainao ny teny marina taminy
Iakoba, dia ny famindram-po taminy Abi-
rahama, izay nianiananao tamy ny raza-
nay tamy ny andro fahiny.

---

# NY BOKINY NAHIOMA.

## TOKO I.

Ny zavatra hanjo any Ninive. Ny bokiny ny fanindrimandriny Nahiôma, zanaky Elikosa.

**ANDRIAMANITRA** saro-piaro, ka
mampijaly, Iehôvah. Mpampijaly, ka ma-
hery tezitra, Iehôvah; mpampijaly ny ra-
filahiny Iehôvah, ary mitahiry *ny fahateze-
rany* ho any ny fahavalony Izy.
3 Malain-ko-tezitra, ary lehibe amy ny
hery, Iehôvah, tsy hahafa-tsiny hiany Izy;

ny aminy Iehôvah, eo anatiny ny tadio, sy
eo anatiny ny tafiodrivotra, ny làlany; ary
vovoky ny tongony ny rahona.
4 Mananatry ny ranomasina Izy, ka
tankina iny, ary mahamainy ny ony rehetra
Izy: malazo i Basana sy Karimela, ary
malazo ny vonin-kazo any Lebanôna.
5 Mihiorohoro ny tendrombohitra noho
Izy, ka miempo ny tanety; ary mihieva-
heva ny tany, eo anatrehany, eny, izao
tontolo izao sy izay rehetra mitoetra eo.
6 Iza no mahajanona eo alohany ny faha-
vinirany? ary iza no mahatoetra eo amy
ny fahatezerany mirehitra? latsaka tahaky
ny afo ny fahatezerany mandoza, ary ny
vatolampy azerany.
7 Tsara Iehôvah, fiarovana mafy eo amy
ny andro fahoriana; ary mahalala izay ma-
toky Azy Izy.
8 Fa riaka manafotra handravany ny
fitoerana eo, ary ny maizina hanenjiky ny
fahavalony.
9 Inona no heverinareo hanohitra any
Iehôvah? handrava tokoa Izy, tsy hitsan-
gan' indroa ny fahoriana.
10 Fa na dia miforiporitra tahaky ny
tsilo izareo, ary na dia mamo amy ny
divainy izareo, dia ho levona tahaky ny
vodi-vary karankaina izareo.
11 Taminao nivoahany ny mpamorona
sain-dratsy hanohitry Iehôvah, mpanolo-
-tsaina ratsi-fanahy izy.
12 —Izany no lazainy Iehôvah; Na dia
tanteraka, ka marobe tokoa izareo, dia ho
fongotra toy izany izareo, ary ho lasa
handeha izy: na dia nampahory anao
Aho, tsy hampahory anao intsony Aho.
13 Fa ankehitriny hanapatapaky ny fiton-
drany ho afaka aminao Aho, ka hanito ny
famatorana anao.—
14 Ary ny aminao, efa nandidy Iehôvah;
tsy hafafy intsony ny anaranao; hanesotry
ny sarin-javatra, sy ny endri-javatra aren-
drikia, amy ny tranony ireo andriamanitrao
Aho: hataoko ho fasanao iny; satria zava-
-poana hianao.
15 Indro, ambony ireo tendrombohitra
ny tongotry izay manambara teny tsara,
izay mitory fihiavanana; ry Ioda ô! tan-
dremo ny fanasanao, efao ny voadinao: fa
tsy handeha hitety anao intsony ny ratsi-
-fanahy; fongotra avokoa izy.

## TOKO II.

Efa niakatra teo anatrehanao ny mpa-
norotoro; miambena ny batery, tandremo ny
làlana, ampahatanjaho ny vaniana, atavy
mafy indrindra ny herinao.
2 Fa hampodiny Iehôvah ny voninahitry
ny Iakoba tahaky ny voninahitry ny Isi-
raely; na dia nandany azy ny mpandany,
ka nanimba ny sampany.
3 —Voa nato ny ampingiany ny olony
mahery; mitafy jaky ny mpiady; hasiana
antsy midedadeda ny fiarakodia amy ny
androny ny fanamboarany, ary hihiodin-
kiodina ny hazo fiera.
4 Hikiasikia efa loza any an-dàlam-be ny
fiarakodia; hifanipakipaka efa tsi-izy eo
amy ny fitoera-malalaka ireny; manahaky
ny fanilo ny tarehiny, manelatselatra tahaky
ny helatra ireny.
5 Mahatsiaro ny andriandahiny izy;
tafintohina raha mandeha izareo; mandeha
faingiana ho any amy ny mànda eo izareo,
ka voa voatra ny fiarovana.
6 Mivoha ny vavahadin-driaka, ary ren-
drikia ny valamena, na dia nampitoerina
mafy.
7 Efa nitanjaka izy, efa nampiakarina
izy, raha mikaonkaona tahaky ny voromai-
lala ny ankizi-vaviny, ka mikiapoky ny
tratrany.
8 Na dia nanahaka kamory rano izay ela
izay Ninive, dia handositra hiany izareo.
Mijanòna, mijanòna! *hoy izareo*; fa tsy
misy mihierikia.
9 Robao ny volafotsy, robao ny volamena;
ary tsy hita-lany ny fananana, betsaka ny
fanaka rehetra irina.
10 Efa lany, sy foana, ary rava izy; ary
mandevilevy ny fo, ary miady ny lohalikia,
ary fatratra ny manaintaina eo amy ny va-
niana rehetra, ary mivalomainty ny tavany
rehetra.
11 Aiza ny lavaky ny liona-vavy? ary
ny fitoerana fihinanany ny zana-diona?
izay nalehany ny liona sy ny renin-diona,
ary ny zana-diona, ny zanany, ka tsy nisy
nampitaitra azy.
12 Ny liona nanotikiotiky izay nahavoky
ny zanany, ka nanenda ho any ny liona-
-vaviny, ary nameno ny lavany tamy ny
remby, ary ny fitoerany tamy ny toha.
13 —Indro, manohitra anao Aho, hoy Ie-
hôvah, Tompony ny maro;—ary hodorako

hosetroka ny fiarakodiany; ary lanin-tsabatra ny zana-dionanao: ary ho fongorako amy ny tany ny rembinao; ary tsy ho re intsony ny feony ny irakao.

## TOKO III.

MAHITA loza ny tanàna mandatsa-dra! feno laingia *sy* loza avokoa izy; tsy afindra ny remby:
2 Ny fipoaky ny fikiapohana, sy ny firohondrohony ny fikiotrankotrany ny kodia, ary ny soavaly mikiatrokatroka, sy ny fiarakodia miantsambotsambotra;
3 Miakatra ny mpitaingin-tsoavaly, ary midedadeda ny sabatra, ary manelatselatra ny lefona; ary marobe ny voa vono, ary be dia be ny isany ny faty; ary tsy hita-lany ny faty; tafintohina amy ny fatin'olona izareo:
4 Noho ny habeny ny fijangajangany ny mpijangajanga, tsara-tarehy, tompony ny odi-mahery; ary ny fijangajangany nivarotany firenena maro, ary ny odini-mahery, mpianakavy maro.
5 Indro, manohitra anao Aho, hoy Iehôvah Tompony ny maro; hampiakatry ny sisin-dambanao ho amy ny tavanao Aho, ka hasehoko amy ny firenena maro ny fitanjahanao, ary amy ny fanjakana maro ny henatrao.
6 Ary hariako zava-betaveta amboninao, dia hataoko ho afa-baraka hianao, ka hataoko ho fanarabiana hianao.
7 Ary handositra anao izay rehetra mijery anao, ka hanao hoe, Rava i Ninive! iza no hiantra azy? aiza no ho tadiaviko izay hampifaly anao?
8 Tsaratsara kokoa va hianao noho i No-amôna, izay nitoetra teo aminy ireo ony; nanodidiny iny ny rano, teo amy ny ranomasina ny heriny; teo amorony ny ranomasina ny màndany?
9 I Etiopia sy Ejipity nampahery azy tamy ny maro tsi-hita-isa; ny Foto sy ny Libia nanampy anao.
10 Kanefa voa roaka izy, nandeha ho babo izy; ary voa torotoro ny zanani-madinikia teo an-dohany ny làlana rehetra: ary nisy nandatsa-bato hahazo ny olony malaza, ary nafatotra gadra ny olony vaventy rehetra.
11 Dia ho mamo hianao, hiafina hianao, ka hitady fiarovana amy ny fahavalo hianao.
12 Hazo voara manana voara masaka voalohany ny baterinao rehetra; raha ampihintsanina ireny, dia latsaka eo am-bavany ny mpihinana ireny.
13 Indro, ho vehivavy eo afovoanao ny olonao; hitanatàna ny vavahadiny ny taninao hidirany ny fahavalonao: handevony ny hidinao ny afo.
14 Tovozy rano ho amy ny fahirano hianao, atavy mafy ny baterinao! midira amy ny fotaka, ka manitsaha ny feta, manamboara ny fandoroam-birikia!
15 Any handaniany ny afo anao; haringian-tsabatra hianao; hihinana anao iny tahaky ny valala; aoka ho maro tahaky ny valala hianao; aoka ho marobe tahaky ny valalavao hianao.
16 Efa nampitombo ny mpandrantonao mihoatra noho ny kintana amy ny lanitra hianao; nihiahaka ny valala, ka nanidina.
17 Ny andrianao nanahaky ny valalavao, ary ny kapiteninao nanahaky ny valala, izay mitoby eo anatiny ny fefy, nony mangatsiaka ny andro; raha miposaka ny masoandro, dia manidina izareo, ary tsy fantatra izay tany nitoerany.
18 Rendremana ny mpiandrinao, ry mpanjaka any Asiria! mandry ny andriandahinao, mihiahaka ny olonao any ambony ireo tendrombohitra, ka tsy misy hanangona.
19 Tsy misy fahasitranany ny aretinao; mihiady ny ferinao; izay rehetra mandre ny filazana anao, hitehi-tànana anao; fa taminy zovy no tsy nalehany ny fanahi-ratsinao mandrakariva?

# NY BOKINY HABAKIOKA.

## TOKO I.

Ny faminaniana izay hitany Habakioka
mpaminany.

IEHÔVAH ô, mandra-pahoviana hita-
rainako, ka tsy mandre Hianao? hitomani-
ako aminao noho ny loza, ka tsy mamonjy
Hianao?
3 Nahoana no mampizaha ahy ny ratsy
Hianao, ka mijery fahoriana? f' eo ana-
trehako ny roba sy ny loza: ary misy
manangan'ady sy fifandirana.
4 Satria izany, dia diso ny lalàna, ka tsy
mivoaka ny fitsarana marina; fa mano-
didiny ny marina ny ratsi-fanahy, koa
mivoaka ny fitsarana miangatra.
5 Mijere eo amy ny firenen-tsamihafa
hianareo, ka mizahà! ary aoka ho gaga
dia gaga hianareo; fa hanao asa amy ny
andronareo Aho, tsy hino izany hianareo,
na dia hambara aza.
6 Fa, indro! Izaho hanangany ny Kali-
dia, ilehy firenena masiaka sy mandoza,
izay mandeha mitety ny fitoera-malalaka
amy ny tany, hamabo fonenana izay tsy azy.
7 Mahatahotra sy mahatsiravina izy iny;
izy tena ihiaviany ny fitsarany, sy ny voni-
nahiny.
8 Ary faingiana lavitra noho ny biby
misoratsoratra ny soavaliny, ka masiaka
lavitra noho ny amboa-dia hariva; ary hi-
hiahaka ny mpitaingin-tsoavaliny, eny, avy
lavitra ny mpitaingin-tsoavaliny: manidina
tahaky ny voromahery izay malaky man-
deha handrapaka izareo.
9 Ary handoza izy rehetra; manatriky
ny rivotr' atsinanana ny tavany, ary ma-
mory babo tahaky ny fasikia izareo.
10 Ary ataony ho fanarabiana ireo mpan-
jaka, ary ataony ho fihiomehezana ireo
andriandahy; maneso ny batery rehetra
izy; fa manambatra tany izy, ka maha-
faky ireny izy.
11 Dia mahazo saina vaovao izy, dia
mandroso izy, ka manao meloka, hoe, Avy
amin'Andriamaniny v' io heriny io?
12 Tsy hatramy ny taloha indrindra
va Hianao, ry Iehôvah Andriamanitro, ny
Iray masiko? tsy ho maty izahay: ry Ie-
hôvah ô! ho fitsarana no tendrenao iny: ry
Vatolampy! ho fananarana no nasianao iny.
13 Madio ny masonao, ka tsy hijery ny
ratsy; ary tsy mahatsinjo ny tsi-marina
Hianao: nahoana no mijery ny mpandroba
Hianao? *nahoana no* mangina Hianao,
raha mandringiany ny olona marimarina
kokoa noho izy ny ratsi-fanahy?
14 Ary *nahoana no* manao olona hana-
haky ny hazandrano eo amy ny ranomasina,
hanahaky ny zava-mandady izay tsy mana-
-mpanapaka, Hianao?
15 Fintana ampiakarana azy rehetra, ny
vovony anangona azy, ary ny tandrohony
amoriana azy; koa faly sy ravoravo izy.
16 Koa manala-voady ho any ny vovony
izy, ary mandoro zava-manetona ho any
ny tandrohony izy; satria mahatavy ny
anjarany ireny, ka mahabe ny haniny.
17 Izany no andaniany ny vovony va, ka
tsy itsaharany hamono ny firenen-tsami-
hafa mandrakariva?

## TOKO II.

HIJANONA eo ambony ny fiambenako aho,
ka hitoetra eo ambony ny batery aho, ary
hiandry hizaha izay ho lazainy amiko, sy
izay ho valiako ny amy ny teniko alahatra.
2 Dia namaly ahy Iehôvah, ka nanao
hoe, Soraty ny fanindrimandry, ka atavy
mora fantatra amy ny hazo fisaka, mba
hihiazakazaka izay mamaky ny teniny.
3 Fa mbola ho amy ny fotoan'andro ny
fanindrimandry, fa hiteny amy ny farany
iny, ka tsy handaingia; na dia hahela iny,
andraso hiany, fa ho avy tokoa iny, ka tsy
hitoetoetra.
4 Indro, miavonavona, tsy marina ny
fanahiny eo anatiny: fa ny marina ho
velony ny finoany.
5 Ary koa, mamitaka ny divay: olo-
-miavonavona, ka tsy mitoetra eo an-trano

izy, satria mahalehibe ny faniriany tahaky
ny fasana izy; ary manahaky ny fahafate-
sana izy, ka tsy mety vaky, fa manangony
ny firenena rehetra ho azy izy, ary mamory
ny olona rehetra ho azy izy:
6 Tsy hanonona ohabolana handatsa azy,
sy tonon-kira hanaraby azy, v' ireo re-
hetr' ireo, ka hanao hoe, Mahita loza ny
mampitombo izay tsy azy! mandra-paho-
viana? ary ny manavesa-tena amy ny fam-
pitànana maro!
7 Tsy hitsangana tampoka v' izay nam-
panàna vola anao? ary hifoha izay ham-
pihiorohoro anao indrindra, ka ho rembiny
hianao?
8 Satria efa nandroba firenena maro hia-
nao, dia handroba anao ny olona sisa rehe-
tra; satria ny ran'olona *nalatsaka*, sy ny
loza *natao* tamy ny tany, tamy ny tanàna,
sy izay rehetra mitoetra eo.
9 Mahita loza izay mampitombo harena
ratsy ho any an-tranony, mba hampitoeriny
ny akaniny amy ny avo, hiarovana amy ny
heriny ny fampahoriana!
10 Efa nisainy izay mahafa-baraky ny
mpianakavinao hianao, raha namono olona
maro, sy nanota tamy ny fanahinao, hia-
nao.
11 Fa ny vato eo amy ny ampentany
mitaraina, ary ny birikia eo amy ny saka-
mandimby mamaly iny.
12 Mahita loza izay maka vohitra amy
ny fandatsahan-dra, ary mampitoetra ta-
nàna amy ny tsi-marina!
13 Indro, tsy avy aminy Iehôvah Tom-
pony ny maro v' izany? dia hiasa eo ana-
tiny ny afo hiany ny olona; eny, hanasa-
-tena amy ny zava-poana hiany ny vaho-
aka.
14 Fa ho feno ny fahalalany ny vonina-
hitry Iehôvah ny tany, tahaky ny fanarony
ny rano ny ranomasina.
15 Mahita loza izay mampisotro ny na-
many, mampilatsaky ny fahatezeranao, sy
mampahamamo, mba ho jerenao ny fitan-
jahany!
16 Ho feno henatra, ka tsy voninahitra,
hianao; misotroa hianao koa, ka misehoa fa
tsy voa fora hianao; ny kapoaky ny tanàn'
ankavanany Iehôvah hankeo aminao, ary
ho ambony ny voninahitrao ny fandoavana
mahamenatra.
17 Fa hanarona anao ny loza natao tamy
ny Lebanôna, tahaky ny famonony ny biby
mampatahotra azy tena; satria ny ran'
olona *nalatsaka*, sy ny loza *natao* tamy ny
tany, tamy ny tanàna, sy izay rehetra mitoe-
tra eo.
18 Mahasoa inona va ny sarin-javatra,
izay no soritany ny mpanao iny, ny endri-
-javatra arendrikia, ary ny mpampianatra
laingia, no itokiany ny mpanao ny asany,
hanao sampy moana?
19 Mahita loza izay manao amy ny hazo
hoe, Mifohaza! amy ny vato moana,
Mitsangàna. Aoka hampianatra iny!
Indry, ankosotra volamena sy volafotsy
iny, fa tsy misy fofon'aina akory eo ana-
tiny.
20 F' Iehôvah eo anatiny ny tempoliny
masina; aoka hangina ny tany rehetra eo
anatrehany.

## TOKO III.

Ny fivavaky Habakioka, mpaminany, ho
fisaonana.

IEHÔVAH ô! nandre ny filazana Anao
aho, dia natahotra aho; Iehôvah ô, velomy
ny asanao eo antenatenany ny taona; am-
pahafantaro eo antenatenany ny taona;
raha tezitra Hianao, tsarovy famindram-po.
3 Tonga Andriamanitra avy tany Te-
mana; eny, ny Iray masina avy tamy ny
tendrombohitra Parana: Sela. Nanarony
ny lanitra ny voninahiny, ary nameno ny
tany ny fiderana Azy.
4 Ary nanahaky ny mazava ny voninahi-
tra; tàna-masoandro nivoaka tamy ny
tànany, ary teo ny fiafenany ny heriny.
5 Nialoha Azy ny aretin-dratsy, ary nana-
raka Azy ny aretina mahamay.
6 Nijanona Izy, ka nampihiorohoro ny
tany; nijery Izy, ka nampangovitry ny
firenen-tsamihafa; ary efa torotoro ny ten-
drombohitra ela, efa nilentikia ny tanety
fahiny: Azy ny làlan-kaleha mandrakizay.
7 Nahita ny lay any Kiosana ory aho:
nangovitra ny firakotry ny tany Midiana.
8 Nirehitra tamy ny ony v' Iehôvah?
tamy ny ony va ny fahatezeranao? tamy
ny ranomasina va ny fahaviniranao? no
nitaingiananao ny soavalinao, tany anatiny
ny fiarakodianao mahavonjy?
9 Nitanjaka dia nitanjaka ny fitsìpikao:
fianiana natao tamy ny fokom-pirenena no
teny. Sela. Namaky ny tany tamy ny
ony Hianao.

10 Nahita Anao ny tendrombohitra:
fadiranovana ireny: nanafotra ny rano man-
driaka: nanonony ny feony ny lalina: na-
nandratry ny tànany ho any ambony iny
11 Ny masoandro sy ny volana nijanona
hiany tamy ny fonenany: tamy ny faha-
zavany ny zana-tsipìkao nandehanany;
tamy ny fitselatselatry ny famirapiratany
ny lefonao.
12 Fahatezerana nandehananao hamaky
ny tany; fahavinirana nanitsahanao ny
firenen-tsamihafa.
13 Nandeha Hianao hamonjy ny olonao,
dia hamonjy ny voa hosotrao: nanorotoro
ny lohany ny mpianakaviny ny ratsi-fanahy
Hianao, ka nampitanjaky ny fanorenana
hatramy ny vozona. Sela.
14 Ny lefony nandefonanao ny lohany ny
mpifehy azy: nandeha tahaky ny tadio
hampiely ahy izareo: handroba ny mala-
helo mangingina no fifaliany.
15 Nampandeha ny soavalinao tamy ny
ranomasina Hianao, tamy ny fandroadroa-
try ny rano maro.
16 Nandre aho, ka nangovitra ny kiboko:
nipararetra ny molotro noho ny feo: nidi-
tra tamy ny taolako ny mahalo; ary nan-
govitra teo amy ny fitoerako aho; satria
hiandry ny andro fahoriana aho, dia ny
fiakarany ny olona izay hamely anay.
17 Na dia tsy hamony ny hazo voara, ary
tsy hisy vokatra amy ny voaloboka; na
dia tsy ho vanona ny fahavokarany ny
hazo oliva, ary tsy hanome hanina ny saha;
na dia ho fongotra amy ny fisoko ny ondry,
ary tsy hisy omby eo am-pahitra;
18 Nefa Iehôvah hifaliako, Andriamanitry
ny famonjena ahy ho ravoravoako.
19 Iehôvah Andriamanitra no heriko, ary
Izy hanao ny tongotro hanahaky ny any
ny osy, ary hampandeha ahy amy ny am-
bony.

Ho any ny mpiventy hira, amy ny vali-
hako.

# NY BOKINY ZEFANIA.

## TOKO I.

Ny teniny Iehôvah izay nankeo aminy Zefania, zanaky Kiosy, zanaky Gedalia, zanaky Amaria, zanaky Hizikia, tamy ny androny Iosia, zanaky Amôna, mpanjaka any Ioda.

HARINGIAKO dia haringiako ho afaka
amy ny tany ny zava-drehetra, hoy Iehôvah.
3 Handringiana olona sy biby Aho: ha-
ringiako ny vorona amy ny lanitra, sy ny
hazandrano eo amy ny ranomasina, ary ny
fampahatafintohinany ny ratsi-fanahy; ary
hamongotry ny olona any ambony ny tany
Aho, hoy Iehôvah;
4 Ary haninjitry ny tànako amy ny Ioda,
sy amy ny mponina rehetra any Ieriosa-
lema, Aho; ary hamongotry ny Bala sisa
aminy itoy fitoeran'itoy Aho, dia ny anarany
ny mpisoron-tsampy, sy ny mpisorona hafa-
koa;
5 Ary izay mivavaka amy ny maro amy
ny lanitra, ambony ny tafon-trano; ary
izay mivavaka *sy* mianiana aminy Iehôvah,
sy izay mianiana amy ny mpanjakany;
6 Ary izay niala taminy Iehôvah; ary
izay tsy nitady any Iehôvah, na nanontany
taminy.
7 Mangìna hianao eo anatrehany Iehôvah
Andriamanitra; fa antomotra ny androny
Iehôvah; fa namboatra famono Iehôvah;
nanendry izay nantsoiny Izy.
8 Ary ho avy amy ny androny ny famo-
nony Iehôvah, dia hampijaliko ny andri-
andahy, sy ny zanaky ny mpanjaka, ary
izay rehetra mitafy lamba hafahafa.
9 Ary hampijaliko, aminy izany andro
izany, izay rehetra mitsambotsambotry ny
tokonana, izay mameno loza sy fitaka ny
tranony ny tompony.
10 Ary hisy aminy izany andro izany,
hoy Iehôvah, fitarainana avy amy ny vava-
hadin-kazandrano, ary fitomaniana avy
amy ny faharoa, ary fandringian-dehibe
avy amy ny tanety.
11 Midradradradrà hianareo, mónina any

Makatesa, fa voa aringiana ny olon-Ka-
nana rehetra, voa fongotra izay rehetra ma-
vesa-bola.
12 Ary ho aminy iny andro iny, dia hiza-
hako Ieriosalema amy ny jiro, ary hampi-
jaliko izay olona mandry amy ny faikiany,
izay manao eo am-pony hoe, Tsy hanao
soa, na hanao ratsy Iehôvah.
13 Ary ho babo ny fananany, ary ho rava
ny tranony; ary hanao trano izareo, fa tsy
honina *eo*; ary hamboly voaloboka izareo,
fa tsy hisotro ny divainy izareo.
14 Antomotra ny andro lehibe any Iehô-
vah; antomotra iny, ka mihiafaingian'
indrindra: ny feony ny androny Iehô-
vah! hitomany any indrindra ny olo-ma-
hery.
15 Andro fahatezerana, andro fahoriana
sy fahaverezan-kevitra; andro fandaniana
sy fandravana, andro maizina sy mampa-
halelo, andro mandrahona sy maizim-pito,
iny andro iny;
16 Androny ny trompetra, sy fampitairan'
ady amy ny tanàna mirova, sy amy ny ba-
tery avo.
17 Ary hampahory ny olona Aho, ka
handeha tahaky ny jamba izareo; satria
efa nanota taminy Iehôvah izareo; ary
halatsaka ny rany tahaky ny vovo-tany, ary
hanahaky ny tay ny nofony.
18 Ary ny volafotsiny, sy ny volame-
nany, tsy hahavonjy azy eo amy ny an-
drony ny fahatezerany Iehôvah; fa ho lany
ny afony ny fialonany ny tany rehetra, fa
handany tampoka ny mponina rehetra eo
amy ny tany Izy.

## TOKO II.

MIANGÒNA, dia miangòna hianareo, ry fire-
nena tsy irina;
2 Dieny tsy mbola mivoaka ny teny, na
mandalo tahaky ny ampombo ny andro;
dieny tsy mbola tonga aminareo ny firehe-
tany ny fahatezerany Iehôvah; dieny tsy
mbola tonga aminareo ny androny ny faha-
tezerany Iehôvah.
3 Mitadiava any Iehôvah hianareo rehe-
tra malemi-fanahy amy ny tany, izay nanao
ny fitsarany: mitadiava fahamarinana, mi-
tadiava fahalemem-panahy: angamba ha-
finina eo amy ny androny ny fahatezerany
Iehôvah hianareo.
4 Fa ho foy i Gaza, ary ho rava i Asike-
lôna: hisy handroaka any Asidoda raha
mitataovovonana ny andro, ary ho fongo-
rana i Ekirôna.
5 Mahita loza ny mponiny ny tany amo-
rony ny ranomasina, ny firenena Kereta!
manohitra anao ny teniny Iehôvah, ry Ka-
nana, ry taniny ny Filistia; ary haringiako
hianao, ka tsy hisy mponina.
6 Ary hody ahitra, trano ho any ny
mpiandri-ondry, ary fisoko ho any ny on-
dry, ny tany amorony ny ranomasina:
7 Eny, ileby tany ho any ny sisa amy ny
mpianakaviny Ioda; any hihinanany: any
an-trano any Asikelôna handriany nony
hariva; f' Iehôvah Andriamaniny ha-
mangy azy, ary hampody ny azy voa
babo.
8 Efa reko ny fanesoany ny Moaba, sy ny
fanompany ny zanaky Amona izay nanom-
pany ny oloko, ary nireharehany tamy ny
taniny.
9 Koa, raha velona koa Aho, hoy Iehô-
vah Tompony ny maro, Andriamanitry ny
Isiraely, dia hanahaka any Sodoma tokoa i
Moaba; ary ho tahaka any Gomora ny
zanaky Amona, fanirian-tsampivato, sy
lava-panasina, ary fandravana mandraki-
zay; ny sisa amy ny oloko hamabo azy,
ary ny avela amy ny fireneko hanana azy.
10 Izany hanjo azy noho ny fiavonavo-
nany, satria nanaratsy sy nirehareha tamy
ny olony Iehôvah Tompony ny maro iza-
reo.
11 Mampahatahotra azy Iehôvah; fa
handany ny andriamanitra rehetra amy ny
tany Izy: hivavaka aminy, samy eo amy
ny fitoerany avy, ny tany rehetra amorony
ny ranomasina eo amy ny firenen-tsami-
hafa.
12 Ary hianareo, ry olon-Kiosa, ho vo-
noiny ny Sabatro.
13 Ary haninjitry ny tànany amy ny tany
avaratra izy, ka handringiany ny Asiria,
ary handany any Ninive, ho tany maina
tahaky ny efitra, izy.
14 Ary handry ny ondry eo afovoany, ny
biby dia rehetra amy ny firenen-tsamihafa:
ny papango, sy ny vorondolo, honina eo
amy ny lohan' andriny: feo hikiririoka eo
amy ny varavaran-kely: fandravana ho
amy ny tokonana; fa naseho ny sedera voa
rafitra.
15 Izy io no tanàna mifaly, izay nipe-
traka tsy manan' ahiahy, izay nanao tam-
-pony hoe, Izaho no izy, ary tsy misy afa

tsy izaho: indrisy, rava iny! efa fandriany ny biby dia! hisiaka izay rehetra mandalo iny; hanofa-tànana izy.

## TOKO III.

Mahita loza ny miodina sy maloto, ny tanàna mampahory!

2 Tsy nihaino ny feo izy; tsy nandray ny anatra izy; tsy natoky any Iehôvah izy; tsy nanatona an' Andriamaniny izy.

3 Liona mierona ny andriandahiny eo anatiny, amboa haolo hariva ny mpitsara eo; mitsakotsako taolana izareo, ka tsy misy avela hatramy ny maraina.

4 Olom-poana, mpamitaka, ny mpaminany eo: mandoto izay masina ny mpisorona eo: manao loza amy ny lalàna izareo.

5 Iehôvah, marina, eo afovoany: Izy tsy manao izay meloka: mitondra ny fitsarany ho mazava isa-maraina Izy; tsy diso iny; fa ny tsi-marina tsy mahalala henatra.

6 Nandringiany ny firenen-tsamihafa Aho: rava ny vato fehi-zorony: nandrava ny làlany Aho, ka tsy misy mandeha: fongotra ny tanàna eo, ka tsy misy olona, tsy misy mponina.

7 Hoy Izaho, Matahora Ahy hianao; raiso anatra;—mba tsy ho rava ny fonenany, dia izay zava-drehetra no tendreko ho azy: kanefa nifoha maraina koa izareo; nandoto ny asany rehetra izareo.

8 Kanefa miandrasa Ahy, hoy Iehôvah; amy ny andro izay ihitsanganako handremby; fa fisainako hamory ny firenena maro, hampiangony ny fanjakan-tsamihafa, mba handatsaky ny fahatezerako aminy, dia ny fahaviniirako mirehitra rehetra; fa ho lany ny afony ny fialonako ny tany rehetra.

9 Fa, rehefa afak' izany, dia hanisy fiteny madio ho amy ny firenen-tsamihafa Aho, mba hiantsoany izy rehetra ny anarany Iehôvah, hanompo Azy amy ny fo iray.

10 Any an-dafiny ny ony any Kiosa hitondrany ny mpangataka amiko, dia ny oloko zanaka-vavy nampielezina, fanatitra ho Ahy.

11 Aminy izany andro izany, dia tsy ho menatra akory hianao noho ny nataonao izay nanotanao tamiko; aminy iny andro iny, dia hamindra eo afovoanao ny anao mifaly amy ny fiavonavonana Aho; ary tsy hireharehа intsony any an-tendrombohitro masina hianao.

12 Dia hamela olona sasany malahelo sy ory eo afovoanao Aho, ka hatoky ny anarany Iehôvah izareo.

13 Ny sisa amy ny Isiraely tsy hanota, ka tsy handaingia, ary tsy ho hita ny lela mamitaka eo am-bavany; fa hihinana sy handry izareo, ka tsy hisy hampatahotra.

14 Mihirà, ry Ziôna zanaka-vavy; mihiobia, ry Isiraely; aoka ho faly sy ho ravoravo ny fonao rehetra, ry Ieriosalema zanaka-vavy.

15 Nanesotry ny fitsarana anao Iehôvah, namindra ny fahavalonao Izy; Iehôvah, mpanjaka any Isiraely, eo afovoanao: tsy hahita ratsy intsony hianao.

16 Ho lazaina aminy Ieriosalema, aminy izany andro izany, hoe, Aza matahotra aza reraka ny tànanao, ry Ziôna.

17 Eo afovoanao Iehôvah Andriamanitrao, ny Iray mahery Izay hamonjy: hifaly anao amy ny fifaliana Izy: hangina amy ny fitiavany Izy: ho ravoravo anao amy ny fihiobiana Izy.

18 Hangoniko ny malahelo ny fanasana (taminao izareo):—dia ny mavesatry ny fanaratsiany noho izy.

19 Indro, ho vangiako izay rehetra mampahory anao, aminy iny andro iny; ary ho vonjeko ny mandringia; ary hangoniko ny voa roaka, ka hataoko ho dera sy ho anarana izareo, eo amy ny tany rehetra izay nahazoany henatra.

20 Aminy iny andro iny hampidirako anareo; dia amy ny andro izay hanangonako anareo; eny, hanao anareo ho anarana sy dera eo amy ny firenen-drehetra amy ny tany Aho, raha hampody ny anareo voa babo eo anatrehany Aho, hoy Iehôvah.

# NY BOKINY HAGAY.

## TOKO I.

Tamy ny taona faharoa izay nanjakany
Dario, tamy ny volana fahenina, tamy ny
andro voalohany amy ny volana, nampi-
tondrany ny teniny Iehôvah any Hagay,
mpaminany, ho aminy Zerobabela, zanaky
Sealitiela, mpanapaky ny Ioda, sy aminy
Iosoa, zanaky Iosedeka, mpisorona be, hoe;
2 Izany no lazainy Iehôvah Tompony ny
maro, hoe, Ireo olon' ireo manao hoe, Tsy
tonga ny fotoana, dia ny fotoana hanavany
ny tranony Iehôvah:
3 Ary ny teniny Iehôvah nampitondrainy
Hagay, mpaminany, hoe;
4 Hianareo re, fotoana va honenanareo
any an-tranonareo mitemitra, ka rava io
trano io?
5 Ary ankehitriny, izany no lazainy Ie-
hôvah Tompony ny maro, Hevero ny làla-
nareo:
6 Namafy be hianareo, fa kely no taomi-
nareo: nihinana hianareo, fa tsy ho voky:
nisotro hianareo, fa tsy ho afa-po: nitafy
hianareo, fa tsy misy mafana; ary izay
mitamby, dia mitamby hataony any an-
-kitapo loadoaka.
7 Izany no lazainy Iehôvah Tompony ny
maro, Hevero ny làlanareo:
8 Miakara any an-tendrombohitra, ka
ento hazo, ary atavy ny trano, ary hanka-
sitrahako izany, mba hankalaizina Aho,
hoy Iehôvah.
9 Nanampo be hianareo, fa, indro, kely!
ary rehefa nitondra tany an-trano hianareo,
ary rehefa nitondiay: nahoana? hoy Iehô-
vah Tompony ny maro: satria ny tranoko,
izay rava, ary samy mihiazakazaka amy ny
tranony avy hianareo rehetra.
10 Koa hianareo niarovany ny lanitra ny
ando, ary niarovany ny tany ny fahavoka-
rany.
11 Ary Izaho niantso ny fahamainana, ho
amy ny tany, sy amy ny tendrombohitra,
sy amy ny vary, sy amy ny divay vaovao,
sy amy ny solikia, sy aminy izay vokatry
ny tany, sy amy ny olona, sy amy ny biby,
ary amy ny asan-tànana rehetra.
12 Ary Zerobabela zanaky Sealitiela, ary
Iosoa zanaky Iosedeka mpisorona be, ary
ny sisa rehetra amy ny olona, nihaino ny
feony Iehôvah Andriamaniny, ary ny teniny
Hagay, mpaminany, araky ny fananirahany
Iehôvah Andriamaniny azy; ary nataho-
tra any Iehôvah ny olona.
13 Dia niteny Hagay, iraky Iehôvah,
araky ny fananirahany Iehôvah azy tamy
ny olona, hoe, Momba anareo Aho, hoy
Iehôvah.
14 Dia no tairiny Iehôvah ny fanahiny
Zerobabela, zanaky Sealitiela, mpanapaky
ny Ioda, sy ny fanahiny Iosoa zanaky Iose-
deka, mpisorona be, ary ny fanahiny ny
olona rehetra sisa; ka nandeha, dia nanao
ny rafitry ny tranony Iehôvah Andriama-
niny, Tompony ny maro, izareo;
15 Tamy ny andro fahefatra amby roa-
-polo amy ny volana fahenina, tamy ny
taona faharoa izay nanjakany Dario.

## TOKO II.

Tamy ny *volana* fahafito, tamy ny andro
faharaikia amby roa-polo amy ny volana,
nampitondrany ny teniny Iehôvah any
Hagay mpaminany, hoe;
2 Mitenena ankehitriny aminy Zerobabela,
zanaky Sealitiela, mpanapaky ny Ioda,
sy Iosoa, zanaky Iosedeka, mpisorona be,
ary ny sisa amy ny olona, hoe;
3 Iza no avela eo aminareo izay nahita itoy
trano itoy tamy ny voninahiny voalohany?
ka manao ahoana no ahitanareo iny anke-
hitriny izao? Raha oharina aminy, tsy toy
ny tsinontsinona eo imasonareo v' izany?
4 Kanefa mahereza ankehitriny, ry Zero-
babela, hoy Iehôvah; ary mahereza, ry Io-
soa, zanaky Iosedeka, mpisorona be; ary
mahereza hianareo, ry vahoaka rehetra
amy ny tany, hoy Iehôvah, ka miasà; fa

momba anareo Aho, hoy Iehôvah Tompony
ny maro:
5 Araky ny teny izay nanavako fanekena
taminareo, raha nivoaka tany Ejipity hia-
nareo, dia mitoetra aminareo ny Fanahiko:
aza matahotra hianareo.
6 F' izany no lazainy Iehôvah Tompony
ny maro, Indrai-maka, tsy ho ela, dia ham-
pihiorohoro ny lanitra sy ny tany, ary ny
ranomasina sy ny tany maina, Aho;
7 Ary hampihiorohoro ny firenen-drehe-
tra Aho, ary ho avy izay zavatr' iriny ny
firenen-drehetra: ary hameno voninahitra
itoy trano itoy Aho, hoy Iehôvah Tom-
pony ny maro.
8 Ahy ny volafotsy, ary Ahy ny vo-
lamena, hoy Iehôvah Tompony ny maro.
9 Ho lehibebe kokoa ny voninahitry itoy
trano farany itoy noho ny any ny voalo-
hany, hoy Iehôvah Tompony ny maro;
ary eo aminy itoy fitoeran' itoy hanome-
zako fihiavanana, hoy Iehôvah Tompony
ny maro.
10 Nampitondrainy Hagay mpaminany
ny teniny Iehôvah tamy ny efatra amby
roa-polo *andro* amy ny *volana* fahasivy,
tamy ny taona faharoany Dario, hoe;
11 Izany no lazainy Iehôvah Tompony
ny maro, Manontania ny mpisorona anke-
hitriny ny amy ny lalàna, hoe;
12 Raha tàhiny misy mitondra hena ma-
sina any an-tsisin-dambany, ka mikiasikia
amy ny sisin-dambany mofo, sa ron-kena,
sa divay, sa solikia, sa ny mety ho hanina,
ho masina v' iny? Ary namaly ny mpi-
sorona, ka nanao hoe, Tsia.
13 Ary hoy Hagay, Raha tàhiny misy
izay maloto amy ny faty, mikiasikia aminy
ireo, haloto v' iny? Ary namaly ny mpi-
sorona, ka nanao hoe, Haloto iny.
14 Dia namaly Hagay, ka nanao hoe:
Toy izany no itoy olon' itoy, ary toy izany
no itoy firenen' itoy, eo anatrehako, hoy Ie-
hôvah; ary toy izany no asan-tànany rehe-
tra; ary maloto izay nateriny teo.
15 Ary ankehitriny, masìna hianareo,
hevero hatramy ny andro any no lasa,
dieny tsy mbola nisy vato mifanongoa tamy
ny tempoliny Iehôvah.
16 Fony taminy ireny andro ireny, nisy
nankany tamy ny antonam-bary roa-polo
mifatra, ary folo hiany no teo: nisy nan-
kany amy ny famiazana hanala dimam-polo
vata, ary roa-polo hiany no teo.
17 Lazo, sy bobongolo, ary havandra na-
melezako anareo tamy ny asan-tànanareo;
kanefa tsy niverina tamiko hianareo, hoy
Iehôvah.
18 Masìna hianareo, hevero hatramy ny
andro any no lasa, hatramy ny andro fahe-
fatra amby roa-polo amy ny *volana* faha-
sivy, hatramy ny andro izay nanorenany ny
tempoliny Iehôvah, hevero!
19 Misy hiany va ny vary any amy ny
lava-bary? ary tsy namoa akory ny voalo-
boka, sy ny voara, ary ny voasari-be-voa,
ary ny hazo oliva; hatramy ny andro any
hasiako fitahiana.
20 Dia nankeo aminy Hagay indroa ny
teniny Iehôvah tamy ny efatra amby roa-
-polo *andro* amy ny volana, ka nanao hoe;
21 Lazao aminy Zerobabela, mpanapaka
any Ioda, hoe, Hampihiorohoro ny lanitra
sy ny tany Aho;
22 Dia hahohoko ny lapany ny fanjakana
maro, ary ho ravako ny heriny ny fanja-
kany ny firenen-tsamihafa, ary haringiako
ny fiarakodia, sy izay mandeha eo anatiny,
ary hampianjera ny soavaly sy ny mpitain-
gina azy ny sabatry ny namany avy.
23 Aminy izany andro izany, hoy Iehô
vah Tompony ny maro, dia halaiko hianao,
ry Zerobabela zanaky Sealitiela, mpanom-
poko, hoy Iehôvah, ary hataoko tahaky ny
kase hianao; f' efa nifidy anao Aho, hoy
Iehôvah Tompony ny maro.

# NY BOKINY ZEKARIA.

## TOKO I.

TAMY ny volana fahavalo, tamy ny taona
faharoany Dario, nankanesany ny teniny
Iehôvah taminy Zekaria zanaky Berekia,
zanaky Ido, mpaminany, hoe,
2 Efa tezitra dia tezitra tamy ny razanareo
Iehôvah.
3 Koa lazao aminy, Izany no lazainy Ie-
hôvah Tompony ny maro, Miverena amiko
hianareo, hoy Iehôvah Tompony ny maro,
ary hiverina aminareo Aho, hoy Iehôvah
Tompony ny maro.
4 Aza manahaky ny razanareo, izay ni-
tarainany ny mpaminany fahiny hoe, Izany
no lazainy Iehôvah Tompony ny maro,
Mialà hianareo ankehitriny amy ny làlana-
reo ratsy sy amy ny ratsy nataonareo, fa tsy
nihaino, na nitandrina Ahy izareo, hoy Ie-
hôvah.
5 Ny razanareo, aiza izareo? ary ny mpa-
minany, velona mandrakizay v' izareo?
6 Fa ny teniko, sy ny didiko izay nandi-
diako ny mpaminany mpanompoko, tsy
nahatratry ny razanareo v' ireny; ka ni-
verina izareo, ka nanao hoe, Tahaky izay
nisainy Iehôvah Tompony ny maro, hatao
amintsikia, araky ny làlantsikia, ary araky
ny ataontsikia, nanavany tamintsikia?
7 —Tamy ny andro fahefatra amby roa-
-polo amy ny volana faharaikia amby ny folo,
volana Sebata izany, tamy ny taona faha-
roany Dario, nankanesany ny teniny Iehô-
vah taminy Zekaria, zanaky Berekia, za-
naky Ido, mpaminany, toy izao;
8 Efa nahita nony alina aho, ary indro,
lehilahy nitaingina soavaly mena, ary nija-
nona teo amy ny hazo mioritily izay teo
an-dohasaha izy, ary nisy soavaly mena,
mara, ary fotsy, teo aoriany.
9 Dia hoy izaho, Inona no ireo, ry tom-
poko? ary nanao tamiko hoe ny anjely
izay niteny tamiko, Haneho anao ny hevi-
try ireo aho.
10 Dia namaly ny lehilahy izay nijanona
teo amy ny hazo mioritily, ka nanao hoe,
Ireo no izay nampandehaniny Iehôvah hi-
voivoy amy ny tany;
11 Ary namaly ny Anjeliny Iehôvah izay
nijanona teo amy ny hazo mioritily izareo,
ka nanao hoe, Efa nivoivoy tamy ny tany
izahay, ary, indro, mandrifaizay ka tsy-
manan' ahiahy ny tany rehetra.
12 Dia namaly ny Anjeliny Iehôvah, ka
nanao hoe, Ry Iehôvah Tompony ny maro,
mandra-pahoviana no tsy hiantranao any
Ieriosalema, sy ny tanàna any Ioda, izay
no tezeranao izay fito-polo taona izay?
13 Ary teny soa, dia teny mahafinaritra,
namaliany Iehôvah ny anjely izay niteny
tamiko.
14 Dia nanao tamiko hoe ny anjely izay
niteny tamiko, Miantsoa, hoe, Izany no
lazainy Iehôvah Tompony ny maro, Nia-
lona dia nialon' indrindra noho Ieriosalema,
sy Ziona, Aho.
15 Ary tezitra dia tezitr' indrindra tamy
ny firenen-tsamihafa izay mitoetra tsy ma-
nan'ahiahy Aho; fa tezitra kely hiany Aho,
dia nampandroso ny fahoriana izareo.
16 Koa izany no lazainy Iehôvah: Fa-
mindram-po niverenako taminy Ieriosa-
lema; ny tranoko hatao eo anatiny, hoy
Iehôvah Tompony ny maro, ary fitsipikia
hahinjitra aminy Ieriosalema.
17 Miantsoa indray, hoe, Izany no la-
zainy Iehôvah Tompony ny maro: Ny
tanànako handriaka fiadanana hiany; ary
Iehôvah hampifaly any Ziôna hiany, ary
hifidy any Ieriosalema hiany.
18 —Dia nanandratry ny masoko aho,
ka nahita, ary indro, tandroka efatra!
19 Ary hoy izaho tamy ny anjely izay
niteny tamiko, Inona no ireo? Ary hoy
izy tamiko, Ireo no tandroka izay nampiely
any Ioda, Isiraely, ary Ieriosalema.
20 Ary Iehôvah naneho ahy mpandra-
fitra efa-dahy.
21 Dia hoy izaho, Avy hanao inona
v' ireo? Dia niteny izy, ka nanao hoe,

Ireo no tandroka izay nampiely any Ioda,
ka tsy nisy olona nanandratry ny lohany:
fa avy ireo hampatahotra azy, handrava ny
tandroky ny firenen-tsamihafa izay nanan-
dratry ny tandroka tamy ny tany Ioda,
hampiely azy.

## TOKO II.

DIA nanandratry ny masoko aho, ka na-
hita, ary indro, lehilahy nanan-kofehy fano-
harana teny an-tànany!
2 Dia hoy izaho, Hankaiza no hianao?
Ary hoy izy tamiko, Hanohatra any Ie-
riosalema, hizahako izay sakany sy izay
halavany.
3 Ary, indro, nivoaka ny anjely izay
niteny tamiko, ary ny anjely hafa nivoaka
hitsena azy;
4 Ka hoy izy taminy, Mihiazakazaha,
mitenena aminy io zatovo io, hoe, Ie-
riosalema honenana toy ny tanàna tsi-
-mirova, noho ny habeny ny olona sy ny
omby eo.
5 Ary ho azy ho mànda afo manodi-
dina Aho, hoy Iehôvah, ary ho vonina-
hitra eo afovoany Aho.
6 E, e, dia mandosira ny tany avaratra,
hoy Iehôvah; fa nampieleziko hianareo
tahaky ny rivotr' efatra amy ny lanitra, hoy
Iehôvah.
7 E, mamonje-tena hianao, ry Ziôna,
izay mitoetra eo aminy Babilona zanaka-
-vavy.
8 F' izany no lazainy Iehôvah Tompony
ny maro,—(naniraka ahy hanaraky ny vo-
ninahitra Izy, ho amy ny firenen-tsamihafa,
izay namabo anareo: f' izay manendry ana-
reo manendry ny anak'andriamasony)—
9 Indro, dia hanetsikietsiky ny tànako
aminy Aho, ary ho babony ny andevony
izareo: dia ho fantatrareo f' Iehôvah Tom-
pony ny maro naniraka ahy.
10 Mihirà, ka mifalia hianao, ry Ziôna
zanaka-vavy: fa, indro, avy Aho, ary ho-
nina eo afovoanao Aho, hoy Iehôvah.
11 Ary firenena maro hiray aminy Iehô-
vah aminy izany andro izany, ary ho oloko
izareo: ary honina eo afovoanao Aho, ary
ho fantatrao f' Iehôvah Tompony ny maro
naniraka Ahy ho aminao.
12 Ary Iehôvah handova any Ioda, anja-
rany, amy ny tany masina, ary hifidy any
Ieriosalema indray Izy.
13 Aoka hangina ny nofo rehetra eo
anatrehany Iehôvah: fa tairina avy amy ny
fonenany masina Izy.

## TOKO III.

DIA nasehony tamiko Iosoa, mpisorona be,
mijanona eo anatrehany ny Anjeliny Iehô-
vah, ary Satana mijanona eo an-tànanany
ankavanana hanohitra azy.
2 Ary Iehôvah nanao taminy Satana hoe,
Iehôvah hananatra anao, ry Satana, eny,
hananatra anao Iehôvah Izay efa nifidy any
Ieriosalema: tsy forohana nalaina tamy ny
afo v' io?
3 Ary Iosoa nitafy lamba maloto, raha
nijanona teo anatrehany ny Anjely.
4 Ary namaly Izy, ka niteny taminy izay
nijanona teo anatrehany, hoe, Manalà ny
lamba maloto aminy. Ary hoy Izy taminy,
Indro, efa nampiala aminao ny helokao Aho,
ary hanafy anao lamba tsara Aho;
5 Ary efa nilaza Aho, Aoka hasiana
hamama tsara-tarehy amy ny lohany. Dia
nanisy ny hamama tsara-tarehy tamy ny
lohany izareo, ka nanafy azy lamba: ary
nijanona ny Anjeliny Iehôvah.
6 Dia nanambara any Iosoa ny Anjeliny
Iehôvah, ka nanao hoe,
7 Izany no lazainy Iehôvah Tompony ny
maro; Raha tàhiny mandeha amy ny làlako,
ka mitandriny ny didiko hianao, dia hitsara
ny tranoko hianao, ka hitandriny ny toko-
-taniko hianao, ary homeko anao mpitarikia
sasany eo aminy ireo mijanona ireo.
8 Mihainoa ankehitriny, ry Iosoa, mpi-
sorona be, hianao, sy ny namanao izay
mipetraka aminao: fa olona famantarana
ireo; fa, indro, hitondra ny mpanompoko
Aho, dia ny Sampana.
9 F' indro ny vato izay napetrako teo
anatrehany Iosoa; hisy maso fito amy ny
vato iray: indro, hanoritry iny Aho, hoy
Iehôvah Tompony ny maro; ary hane-
sotry ny heloky izany tany izany Aho,
amy ny andro iray.
10 Aminy izany andro izany, hoy Iehô-
vah Tompony ny maro, samy hiantso ny
namanareo rehetra ho eo ambany ny voa-
loboka, sy ny voara, hianareo.

## TOKO IV.

DIA niverina ny anjely izay niteny tamiko.

ka nampifoha ahy tahaky ny fampifohazany izay matory,
2 Ka nanao tamiko hoe, Inona no hitanao? Ary hoy izaho, Nahita aho, ary indro, fitoeran-jiro volamena avokoa, sy lovia teo an-tampony, ary ny jirony fito teo, ary tànana fito tamy ny jiro izay teo an-tampony:
3 Ary hazo oliva roa teo anilany, ny anankiray tamy ny ankavanany ny lovia, ary ny anankiray tamy ny ankaviany.
4 Dia namaly aho, ka nilaza tamy ny anjely izay niteny tamiko, hoe, Inona no ireo, tompoko?
5 Dia namaly ny anjely izay niteny tamiko, ka nanao tamiko hoe, Tsy fantatrao va f' inona ireo? ary hoy izaho, Tsia, tompoko.
6 Dia namaly izy, ka niteny tamiko, hoe, Izany no teniny Iehôvah aminy Zerobabela hoe, Tsy amy ny fahefana, na amy ny hery, fa amy ny Fanahiko, hoy Iehôvah Tompony ny maro.
7 Iza moa hianao, ry tendrombohitra lehibe? ho tany lemaka hianao eo anatrehany Zerobabela: ary hamoaky ny vato loha izy, ka hihioby hoe, Ho soa, ho soa anie iny.
8 Dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah, ka nanao hoe,
9 Ny tànany Zerobabela nanoriny itoy trano itoy, ary ny tànany hamita azy; ary ho fantatrao f' Iehôvah Tompony ny maro naniraka ahy ho aminareo.
10 F' iza no nanamavo ny androny ny zava-madinikia? fa nifaly ireo fito, masony Iehôvah, izay mihiazakazaka mivoivoy amy ny tany, raha nahita ny pilaometa teny an-tànany Zerobabela izareo.
11 Dia namaly aho, ka nanao taminy hoe, Inona no ireo hazo oliva roa amy ny ankavanany ny fitoeran-jiro, ary amy ny ankaviany?
12 Dia namaly indray aho, ka nanao taminy hoe, Inona no sampan'oliva roa izay mampandeha ny toa volamena, amy ny tànana volamena roa?
13 Ary nilaza tamiko izy, ka nanao hoe, Tsy fantatrao va f' inona ireo? Ary hoy izaho, Tsia, tompoko.
14 Dia hoy izy kosa, Roa voa hosotra, izay mijanona eo anilany ny Tompony ny tany rehetra, ireo.

## TOKO V.

Dia nanandratry ny masoko indray aho, ka nijery, ary indro, fihioron-taratasy manidina.
2 Ary hoy izy tamiko, Inona no hitanao? Ary namaly aho, Mahita fihioron-taratasy manidina aho; roa-polo hakihio ny halavany, ary folo hakihio ny sakany.
3 Dia hoy izy tamiko, Ozona izay mandeha ambony ny tany rehetra io; fa araky iny hanesorany izay rehetra mangalatra, amy ny ilany ety; ary araky iny hanesorany izay rehetra mianiana, amy ny ilany ery.
4 Hampandeha iny Aho, hoy Iehôvah Tompony ny maro, dia hiditra amy ny tranony ny mpangalatra iny, ary amy ny tranony ny mpianiana tsi-to amy ny anarako; ary hitoetra eo anatiny ny tranony iny, ka handany iny, sy ny hazo eo, ary ny vato eo.
5 Dia nivoaka ny anjely izay niteny tamiko, ka nanao tamiko hoe, Manandrata ny masonao ankehitriny, ka mizahà inona io izay mivoaka.
6 Ary hoy izaho, Inona no io? Ary hoy izy, Vata izay mivoaka io. Hoy izy indray, Io no tarehiny eo amy ny tany rehetra.
7 Ary indro, hanja-piraka nasandratra: ary vehivavy izay nipetraka teo afovoany ny vata io.
8 Ary hoy izy, Ratsi-fanahy io. Dia nanary azy teo afovoany ny vata izy, ka nanary ny lanja-piraka tamy ny vavany.
9 Dia nanandratry ny masoko aho, ka nijery, ary indro, vehivavy roa nivoaka, ary ny rivotra teo amy ny elany; ary nanan'elatra tahaky ny elatry ny vano izy roa; ary nitondra ny vata tany anelanelany ny tany sy ny lanitra izy roa.
10 Dia hoy izaho tamy ny anjely izay niteny tamiko, Aiza no itondrany izy roa ny vata?
11 Ary hoy izy tamiko, Mba hanao trano hitoerany, eo amy ny tany Sinara; fa any hampitoerany sy hametrahany iny amy ny fanorenany.

## TOKO VI.

Dia nanandratry ny masoko indray aho, ka nijery, ary indro, kalesy efatra nivoaka teo anelanelany ny tendrombohitra roa; ary

tendrombohitra varahina ireo tendrombo-
hitr'ireo.
2 Soavaly mena teo amy ny kalesy voalo-
hany; ary soavaly mainty teo amy ny
kalesy faharoa;
3 Ary soavaly fotsy teo amy ny kalesy
fahatelo; ary soavaly mara *sy* manja teo
amy ny kalesy fahefatra.
4 Dia namaly aho, ka nanao tamy ny
anjely izay niteny tamiko hoe, Inona no
ireo, tompoko?
5 Dia namaly ny anjely, ka nanao tamiko
hoe, Fanahy efatra amy ny lanitra, izay
mivoaka avy amy ny fijanonany eo anilany
ny Tompony ny tany rehetra, ireo.
6 Ny soavaly mainty izay teo, nandeha
tany amy ny tany avaratra; ary ny fotsy
nandeha manaraky ireo; ary ny mara nan-
deha tany amy ny tany atsimo;
7 Ary ny manja nivoaka, ka nitady han-
deha hivoivoy amy ny Tany; ary hoy izy,
Mandehana,andeha mivoivoy amy ny Tany.
Dia nandeha nivoivoy tamy ny Tany izareo.
8 Dia niantso ahy izy, ka nilaza tamiko,
hoe, Indro, ireo izay mandeha amy ny
tany avaratra nampionony ny fanahiko teo
amy ny tany avaratra.
9 —Dia nankeo amiko ny teniny Iehô-
vah, ka nanao hoe;
10 Alao avy amy ny babo, dia avy aminy
Heliday, aminy Tobiia, ary aminy Iedaia,
izay avy tany Babilona; ary midira hia-
nao, aminy iny andro iny, eny, midira any
an-tranony Iosia, zanaky Zefania;
11 Eny, alao volafotsy sy volamena, ary
atavy satro-boninahitra, ka asivy ireny amy
ny lohany Iosoa, zanaky Iosedeka, mpiso-
rona be;
12 Ary mitenena aminy, hoe, Izany no
lazainy Iehôvah Tompony ny maro, hoe,
Indro lehilahy, ny anarany hoe, Ny Sam-
pana! fa hanampana amy ny fitoerany Izy,
ary hanao ny tempoliny Iehôvah Izy:
13 Eny, Izy hanao ny tempoliny Iehô-
vah; ary Izy hitondra voninahitra, ka hipe-
traka sy hanapaka ambony ny lapany; ary
ho mpisorona ambony ny lapany Izy; ary
ho anelanelany izy roa ny fisainana fihia-
vanana.
14 Ary ny satro-boninahitra ho any He-
lema, sy ho any Tobiia, sy ho any Iedaia,
ary ho any Hena zanaky Zefania, ho faha-
tsiarovana eo amy ny tempoliny Iehôvah.
15 Ary ho avy izay eny lavitr' eny, ka ha-
nao ny tempoliny Iehôvah; ary ho fanta-
trareo f' Iehôvah Tompony ny maro nani-
raka ahy ho aminareo. Ary ho izany, raha
hihaino dia hihaino ny feony Iehôvah
Andriamanitra hianareo.

## TOKO VII.

Ary tamy ny fahefatra taonany ny nanjaka-
ny Dario, nankanesany ny teniny Iehôvah
taminy Zekaria, tamy ny *andro* fahefatra
amy ny volana fahasivy, dia aminy Kisi-
leva;
2 Raha nirahina tamy ny tranon' Andria-
manitra i Sarezera, ary Regeme-meleka sy
ny lehilahiny, mba hangataka eo anatre-
hany Iehôvah,
3 Hiteny amy ny mpisorona izay teo an-
-tranony Iehôvah Tompony ny maro, ary
amy ny mpaminany, hoe, Hitomany amy
ny volana fahadimy v' aho, mifady tahaky
izay nataoko tamy ny taona maro izay ela
izay?
4 Dia nankeo amiko ny teniny Iehôvah
Tompony ny maro, ka nanao hoe,
5 Mitenena amy ny vahoaka rehetra amy
ny tany, ary amy ny mpisorona, hoe, Raha
nifady sy nitomany tamy ny *volana* faha-
dimy sy fahafito hianareo, dia taminy ireo
fito-polo taon' ireo, dia nifady ho Ahy, dia
ho Ahy, va hianareo?
6 Ary raha nihinana, ary raha nisotro
hianareo, tsy hianareo no nihinananareo,
ary hianareo no nisotroanareo va?
7 Tsy ireo va no teny izay nampiantsoany
Iehôvah ny mpaminany fahiny, raha none-
nana ka niadana Ieriosalema, sy ny tanàna
eo manodidiny iny; raha nonenana ny tany
atsimo, sy ny tany lemaka?
8 —Dia nankeo aminy Zekaria ny teniny
Iehôvah, ka nanao hoe,
9 Izany no lazainy Iehôvah Tompony ny
maro, hoe, Manava fitsarana marina hia-
nareo, ary samia mifampiantra sy mifamin-
dra-fo amy ny namany avy;
10 Ary aza mampahory ny mpitondra-
-tena na ny kamboty, ny vahiny na ny
malahelo; ary aza mihievitra am-ponareo
izay ratsy nataony ny namany avy hianareo.
11 Fa tsy nety nihaino izareo, ary nam-
piodin-tsoroka izareo, ka nanentsiny ny
sofiny mba tsy handre:
12 Ary nanao ny fony ho tsora izareo,
mba tsy hihainoany ny lalàna, na ny teny

izay nampitondrainy Iehôvah ny mpami-
nany fahiny teo amy ny heriny ny Fana-
hiny: koa nisy fahatezeran-dehibe avy
taminy Iehôvah Tompony ny maro.
13 Koa taminy izany, tahaky ny nian-
tsoany, ka tsy nihaino izareo, dia niantso
kosa izareo, ka tsy nihaino Aho, hoy
Iehôvah Tompony ny maro;
14 Fa nahodinkiodina azy teo amy ny
firenen-drehetra izay tsy fantany Aho; ary
voa rava ny tany teo aoriany, ka tsy nisy
nandroso na niverina; f' efa nandrava ny
tany mahafinaritra izareo.

## TOKO VIII.

DIA nankeo ny teniny Iehôvah Tompony
ny maro, ka nanao hoe;
2 Izany no lazainy Iehôvah Tompony ny
maro; Nazoto dia nazoto indrindra noho i
Ziôna Aho, eny, izy nazotoako teo amy ny
fahatezeran-dehibe.
3 Izany no lazainy Iehôvah; Miverina
ho any Ziôna Aho, ka honina eo afovoany
Ieriosalema; ary hantsoina Ieriosalema hoe,
Ny tanàna fahamarinana; ary ny tendrom-
bohitry Iehôvah Tompony ny maro hoe,
Ny tendrombohitra masina.
4 Izany no lazainy Iehôvah Tompony ny
maro; Hisy hitoetr' indray any an-dàlam-
-be any Ieriosalema lehilahy anti-panahy,
sy vehivavy anti-panahy, samy mitondra
ny tehiny eny an-tànany avy noho ny ha-
beny ny andro.
5 Ary ny làlam-be an-tanàna ho be zazala-
hy sy zazavavy, milalao any an-dàlam-be eo.
6 Izany no lazainy Iehôvah Tompony ny
maro; Na dia ho gaga eo imasony ny sisa
aminy itoy olon' itoy, aminy ireny andro
ireny, tokony ho gaga eo imasoko koa
v' iny? hoy Iehôvah Tompony ny maro.
7 Izany no lazainy Iehôvah Tompony ny
maro; Indro, hamonjy ny oloko, avy amy
ny tany atsinanana, sy avy amy ny tany
andrefana, Aho;
8 Ary hitondra azy Aho, ka honina eo
afovoany Ieriosalema izareo; ary ho oloko
izareo, ary ho Andriamaniny Aho, amy ny
to sy amy ny marina.
9 Izany no lazainy Iehôvah Tompony ny
maro; Aoka hahahery ny tànanareo, hia-
nareo izay mandre, aminy izany andro
izany, ireo teny ireo avoaky ny vavany ny
mpaminany roa, izay tamy ny andro nano-
renany ny tranony Iehôvah Tompony ny
maro, dia ny tempoly, mba hatao.
10 Fa talohany izany andro izany, tsy
nisy tamby ho any ny olona, ary tsy nisy
tamby ho any ny biby; ary tsy nisy fihia-
vanana ho any izay nivoaka sa niditra,
noho ny fahavalo; eny, nampanohitry ny
olon-drehetra ny namany avy Aho.
11 Fa ankehitriny, tsy ho any ny sisa
aminy itoy olon' itoy Aho, tahaky ny tamy
ny andro fahiny, hoy Iehôvah Tompony ny
maro:
12 Fa hambinina ny voan-javatra; hamoa
ny voaloboka, ary hahavokatra ny tany;
ary hanome ny andony ny lanitra; ary
hampanany ny sisa aminy itoy olon' itoy
ireo zava-drehetr' ireo Aho.
13 Ary tahaky ny efa fanozonana tamy
ny firenen-tsamihafa hianareo, ry mpiana-
kaviny Ioda, sy ry 'mpianakaviny Isiraely,
dia hamonjy anareo Aho, ary ho fitahiana
hianareo: aza matahotra; aoka hahahery
ny tànanareo.
14 F' izany no lazainy Iehôvah Tom-
pony ny maro; Tahaky ny nihievereko
hampahory anareo, raha nampahatezitra
Ahy ny razanareo, hoy Iehôvah Tompony
ny maro, ka tsy nanenina Aho;
15 Dia nihievitr' indray, andro any, Aho,
hanao soa aminy Ieriosalema sy amy ny
mpianakaviny Ioda: aza matahotra hia-
nareo.
16 Ireo zavatr' ireo no hataonareo: samia
miteny marina amy ny namany avy hia-
nareo; manava fahamarinana, sy fitsaran-
tsi-miangatra, eo am-bavahadinareo;
17 Ary aza mihievitra am-ponareo izay
ratsy nataony ny namany hianareo; ary
aza tia fianianan-tsi-to; f' ireo zava-dre-
hetr' ireo halako, hoy Iehôvah.
18 —Dia nankeo amiko ny teniny Iehô-
vah Tompony ny maro, ka nanao hoe;
19 Izany no lazainy Iehôvah Tompony
ny maro; Ho fifaliana, sy ho faharavora-
voana, ary ho fanasana mahafinaritra, amy
ny mpianakaviny Ioda, ny fifadiana amy
ny *volana* fahefatra, sy ny fifadiana amy ny
fahadimy, sy ny fifadiana amy ny fahafito,
ary ny fifadiana amy ny fahafolo: ary
tiava fahamarinana sy fihiavanana hianareo.
20 Izany no lazainy Iehôvah Tompony
ny maro; Hisy indray olona, sy mponina
any an-tanàna maro, ho avy;
21 Ary ny mponina any an-tanàna anan-
kiray hankany amy ny hafa, ka hanao hoe,
Andeha dia andeha isikia hivavaka eo
anatrehany Iehôvah, ka hitady any Iehô-

vah Tompony ny maro: izaho koa handeha.

22 Eny, olona maro, sy firenen-tsamihafa mahery, ho avy hitady any Iehôvah Tompony ny maro, any Ieriosalema, ka hivavaka eo anatrehany Iehôvah.

23 Izany no lazainy Iehôvah Tompony ny maro, Hisy olona folo lahy amy ny firenen-drehetra samihafa teny, hihiazona, aminy izany andro izany, dia hihiazony ny sisin-dambany ny lehilahy Ioda anankiray, ka hanao hoe, Hiaraka aminareo izahay, f' efa renay fa momba anareo Andriamanitra.

## TOKO IX.

Ny teniny Iehôvah vinaniana ny amy ny taniny Hadraka, ary Damaseko hilatsahany; raha ho aminy Iehôvah ny masony ny olona, sy ny firenen-drehetra amy ny Isiraely:

2 Ary Hamata koa, izay akekiny; i Toro sy Sidôna, na dia hendry indrindra ireny;

3 Ary nanao batery ho azy Toro; ary namory volafotsy tahaky ny vovo-tany izy, ary volamena tahaky ny fotaka any an-dàlam-be.

4 Indro, handroaka azy ny Tompo, ka hamely ny hareny hisiana any an-dranomasina, ary ho levon' afo izy.

5 Hahita i Asikelôna, ka hatahotra; i Gaza koa, ka halahelo indrindra; ary Ekirôna, fa hampahamenatra ny fanantenany: ary ho maty ny mpanjaka any Gaza, ary tsy honenana i Asikelôna.

6 Ary vahiny honina any Asidòda; ary ho fongorako ny fiavonavonany ny Filisitia.

7 Ary hesoriko ny ra haniny amy ny vavany, ary ny fahavetavetany amy ny anelanelany ny nifiny:—ary izay navela, dia izy koa, ho an' Andriamanitsikia, ary ho tahaky ny mpanapaky ny Ioda izy, ary ho tahaky ny olon-Iebiosa ny Ekirôna.—

8 Ary hitoby manodidiny ny tranoko Aho, noho ny miaramila, noho ny mandroso sy ny miverina; ary tsy hisy mpampahory hiditra any intsony; fa ankehitriny mahita ny masoko.

9 Mifalia indrindra, ry Ziôna zanaka-vavy: mihiobia, ry Ieriosalema zanaka-vavy: indro, hankany aminao ny Mpanjakanao; marina Izy, ka mandresy; malemi-fanahy Izy, ka mitaingin' ampondra, dia zanak' ampondra.

10 Ary hampialako ny kalesy amy ny Efiraima, ary ny soavaly aminy Ieriosalema; ary ho tapaka ny tsipìkia fiadiana; ary hiteny fihiavanana amy ny firenen-tsamihafa Izy; ary ho hatramy ny ranomasina ka hatramy ny ranomasina, ary ho hatramy ny ony ka hatramy ny farany ny tany, ny fanapahany.

11 Ary ny aminao kosa, noho ny rany ny fanekena *natao* taminao hampivoahako amy ny lavaka tsy misy rano ny anao mifatotra.

12 —Miverena ho amy ny fiarovana mafy hianareo, ry mpifatotra manantena!—dia anio itoriako fa homeko anao avy roa heny.

13 Fa nikiendry ny Ioda ho Ahy Aho; no fenoiko tamy ny Efiraima ny tsipìkia; ary natsangako ny zanakao, ry Ziôna, hanohitry ny zanakao, ry Girikia; ary nataoko hianao tahaky ny sabatry ny olo-mahery.

14 Ary hiseho ho azy Iehôvah; ary hivoaka tahaky ny helatra ny zana-tsipìkiany; ary Iehôvah Andriamanitra hampanenony ny trompetra, ka handeha amy ny tafio-drivotry ny atsimo.

15 Iehôvah Tompony ny maro hiaro azy; ary handany izareo, ka hanitsaky ny vato antsamotady: hisotro izareo; hihiorakoraka toy ny amy ny divay izareo; ary ho feno tahaky ny lovia, tahaky ny zorony ny fivoadiana, izareo.

16 Ary Iehôvah Andriamanitra hamonjy azy tahaky ny ondriny ny olony, aminy izany andro izany; fa *hanahaky* ny vaton-tsatro-boninahitra, asandratra tahaky ny faneva ambony ny taniny, *izareo.*

17 Fa endrey ny fahatsarany! ary endrey ny fahatsara-tarehiny! vary hampitaly ny zatovo, ary divay vaovao ny mpitovo.

## TOKO X.

Mangataha aminy Iehôvah ranonorana amy ny fotoany ny far'orana hianareo; Iehôvah manisy helatra, sy manome azy ranonorana mivatravatra, dia azy rehetra ahitra any an-tsaha.

2 Fa niteny zava-poana ny sampin-drazana, ary nahita laingia ny mpisikidy, ka nilaza nofy tsi-to; nampifaly foana izareo; koa nandehandeha ny olona tahaky ny ondry; ory izareo, satria tsy nisy mpiandry.

3 Nirehitra taminy ireo mpiandry ny fahatezerako, ary nampijaly ireo osi-lahy Aho; kanefa Iehôvah Tompony ny maro namangy

ny ondriny, dia ny mpianakaviny Ioda, ka
nanao azy hanahaky ny soavaliny tsara-
-tarehy eo amy ny ady.
4 Izy hivoahany ny zoro; izy hivoahany
ny hombo; izy hivoahany ny tsipìkia
fiadiana; izy hivoahany ny mpanapaka
rehetra avy.
5 Ary hanahaky ny olo-mahery izareo,
manitsaky *ny olona* amy ny fotaka any an-
-dàlana, raha miady; ary hiady izareo,
satria momba azy Iehôvah, ka ho very
hevitra ny mpitaingin-tsoavaly.
6 Ary hampahery ny mpianakaviny Ioda
Aho; ary hamonjy ny mpianakaviny
Iósefa Aho; ary hampitoetra azy Aho,
satria niantra azy Aho; ary ho toa tsy
nariako izareo, f' Iehôvah Andriamaniny
Aho, ary hihaino azy Aho.
7 Ary hanahaky ny olo-mahery ny Efi-
raima, ary hifaly ny fony toy ny amy ny
divay; eny, ny zanany hahita, ka ho faly;
hifaly aminy Iehôvah ny fony.
8 Hisiaka azy Aho, ka hangoniko, f' efa
nanavotra azy Aho; ary hitombo izareo,
araky ny nitomboany.
9 Na dia nampiely azy teo amy ny fire-
nen-tsamihafa Aho, dia hahatsiaro Ahy eo
amy ny tany lavitra izareo: dia ho velona
izareo ambany ny zanany, ka hody izareo.
10 Dia hampody azy avy amy ny tany
Ejipity Aho, ary hanangona azy avy aminy
Asiria Aho; ary hampidirako azy amy ny
tany Gileada sy Lebanôna, ka tsy ho hita
*fitoerana ampy* ho azy.
11 Ary handeha any ambony ny rano-
masina Izy; hamaky sy hamely ny alon-
-dranomasina Izy, ka ho maina ny lalina
amy ny ony; ary haetry ny fiavonavonany
Asiria, ary hiala ny fitondra-mpanjaka any
Ejipity.
12 Ary Iehôvah hampaherezako azy, ary
ny anarany handehandehanany, hoy Iehôvah.

## TOKO XI.

Vohay ny varavaranao, ry Lebanôna! mba
handevonany ny afo ny sederanao.
2 Midradradradrà hianareo, ry hazo fiera;
fa mianjera ny hazo sedera, satria aringiana
ny malaza: midradradradrà hianareo, ry
voamboana Basana! fa nianjera ny ala
mirova.
3 Misy feony ny mpiandry midradradra-
dra, satria simba ny voninahiny; feony ny
zana-diona mierona, satria simba ny fire-
harehany Ioridany.
4 —Izany no lazainy Iehôvah Andriama-
nitra; Fahano ny ondry izay ho vonoina.
5 Ny tompony mamono azy, ka tsy ma-
nao-tena ho meloka; ary izay nivarotra
azy manao hoe, Hisaorana anie Iehôvah;
f' efa manan-karena aho:—ary tsy misy
amy ny mpiandriny miantra azy.
6 Fa tsy hiantra ny mponina amy ny
tany intsony Aho, hoy Iehôvah; fa, indro,
hatolotro ny olon-drehetra any an-tànany
ny namany avy, ary any an-tànany ny
mpanjakany; ary handrava ny tany izareo;
ary tsy hamonjy amy ny tànany Aho.
7 —Ary namahany ny ondry izay ho vo-
noina aho,—dia ondry mahantra tokoa! ary
nalaiko tehina roa ho ahy; ny anankiray
nantsoiko hoe, Fahatsara-tarehy, ary ny
anankiray koa nantsoiko hoe, Kofehy; ary
namahany ny ondry aho:
8 Ary no fongorako mpiandry telo tamy
ny indrai-volana; ary no halany ny fana-
hiko izareo; ary no laviny ny fanahiny aho
kosa.
9 Dia hoy izaho, Tsy hamahana anareo
aho: izay maty, aoka ho maty izy; ary
izay aringiana, aoka haringiana izy; ary
ny amy ny sisa, aoky hihinany ny nofony
ny namany avy izy rehetra.
10 Ary nalaiko ny tehiko, Fahatsara-
-tarehy, ka no tapahiko iny, mba hamadiky
ny fanekeko izay nataoko tamy ny olona
rehetra.
11 Ary efa tapaka iny, taminy izany
andro izany; dia nahalala tokoa ny ondry
malahelo izay nitandrina ahy, fa teniny Ie-
hôvah izany.
12 Ary hoy izaho taminy, Raha tàhiny
tsara eo imasonareo, omeo ny tambiko; ary
raha tsy izany, aoky izay. Dia nandanja
ny tambiko, vola telo-polo, izareo.
13 Ary hoy Iehôvah tamiko, Atsipazo ho
any ny mpanefi-vilany iny, dia ny fividiana
tsara izay nanombanany ahy! Ary nalaiko
ny vola telo-polo, ka natsipiko ho amy ny
mpanefi-vilany any an-tranony Iehôvah.
14 Dia no tapahiko ny tehiko hafa, Ko-
fehy, mba hamadiky ny firahalahiany ny
Ioda sy ny Isiraely.
15 —Ary hoy Iehôvah tamiko, Alao in-
dray ho anao ny fiasany ny mpiandry adala.
16 Fa, indro, hanangana mpiandry eo
amy ny tany Aho; tsy hamangy izay efa
haringiana izy; tsy hitady izay niely, na
hahasitrany izay no tapaka izy; tsy hama-
hany izay mijanona hiany izy; fa hihinany

ny nofony ny matavy, ary hanorotoro ny kitrony izy.

17 Mahita loza mpiandry foana izay mandao ny ondry! ny sabatra ho amy ny sandriny, sy ho amy ny maso-ankavanany; ho maina dia maina ny sandriny, ary ho jamba dia jamba ny maso-ankavanany.

## TOKO XII.

Ny teniny Iehôvah vinaniana ny amy ny Isiraely.

HOY Iehôvah, Izay namelatry ny lanitra, sy nanoriny ny tany, ary namorony ny fanahiny ny olona ho anatiny;

2 Indro, hanao any Ieriosalema kapoaka mahamamo amy ny firenen-drehetra manodidina Aho; ary ho amy ny Ioda koa izany, raha hatao fahirano Ieriosalema.

3 Ary aminy izany andro izany hanavako any Ieriosalema vato mavesatra amy ny firenen-drehetra: ho torotoro dia torotoro izay rehetra mivesatra aminy, ary hangonina hanohitra azy ny firenen-drehetra ambony ny tany.

4 Aminy izany andro izany, hoy Iehôvah, dia hamely ny soavaly rehetra amy ny fahatalanjonana, ary ny mpitaingina azy amy ny fahadalana, Aho; fa hampihiratry ny masoko amy ny mpianakaviny Ioda Aho, ary hamely ny isany ny soavaliny ny firenen-tsamihafa amy ny fahajambana Aho.

5 Ary ireo mpanapaka any Ioda hanao am-pony hoe, Ny mponina any Ieriosalema no heriko, aminy Iehôvah Tompony ny maro, Andriamaniny.

6 Aminy izany andro izany hanavako ireo mpanapaka any Ioda tahaky ny fatan' afo eo amy ny hazo, ary tahaky ny fanilo afo eo amy ny amboara, ary handany ny olona rehetra manodidina izareo, na amy ny ankavanana na amy ny ankavia; ary honenan' indray Ieriosalema amy ny fitoerany, dia any Ieriosalema.

7 Ary voalohany hamonjeny Iehôvah ny lainy Ioda, mba tsy hireharehany ny voninahitry ny mpianakaviny Davidy, sy ny voninahitry ny mponina any Ieriosalema, aminy Ioda.

8 Aminy izany andro izany hiarovany Iehôvah ny mponina any Ieriosalema, k' izay tafintohina eo hanahaka any Davidy, aminy izany andro izany; ary ny mpianakaviny Davidy hanahaka an' Andriamanitra, dia tahaky ny Anjeliny Iehôvah eo anatrehany ny olona.

9 Ary aminy izany andro izany hitadiavako handringiany ny firenen-drehetra, izay mankany hiady aminy Ieriosalema.

10 Ary halatsako amy ny mpianakaviny Davidy, sy amy ny mponina any Ieriosalema, ny fanahy fitahiana sy fampivavahana: ary hijery Ahy Izay no lefoniny izareo, ary hisaona Azy izareo, tahaky izay misaony ny zanaka-lahi-tokana, ary halahelo aminy, tahaky ny fahalahelovana amy ny lahi-matoa.

11 Aminy izany andro izany, dia ho lehibe ny fisaonana any Ieriosalema, tahaky ny fisaonana tany Hadadi-rimôna any an-dohasahany Migidôna.

12 Ary hisaona ny tany, ny isany ny mpianakavy mitokana: ny mpianakaviny ny tranony Davidy mitokana, ary ny vadiny mitokana: ny mpianakaviny ny tranony Natana mitokana, ary ny vadiny mitokana:

13 Ny mpianakaviny ny tranony Levy mitokana, ary ny vadiny mitokana: ny mpianakaviny Simey mitokana, ary ny vadiny mitokana:

14 Ny mpianakavy rehetra izay sisa; ny isany ny mpianakavy mitokana, ary ny vadiny mitokana.

## TOKO XIII.

HISY loharano hisokatra, aminy izany andro izany, ho any ny mpianakaviny Davidy, sy ho any ny mponina any Ieriosalema, hanafak' ota sy loto.

2 Ary ho aminy izany andro izany, hoy Iehôvah Tompony ny maro, dia ho fongorako ny anarany ny sampy amy ny tany; ary tsy ho tsarovin' intsony ireny: ary hampiala ny mpaminany sy ny fanahy maloto amy ny tany Aho.

3 Ary raha tàhiny hisy mbola haminany hiany, dia hanao ny rainy, sy ny reniny, izay niteraka azy, aminy hoe, Tsy ho velona hianao, fa laingia no lazainao eo amy ny anarany Iehôvah; ary ny rainy, sy ny reniny, izay niteraka azy, handefona azy, raha haminany izy.

4 Ary ho aminy izany andro izany, dia ho menatra ny mpaminany, izy rehetra noho ny fanindrimandriny avy, raha haminany izy; ary tsy hitafy lamba be volo hamitahana izareo:

5 Fa samy hilaza izy rehetra, Tsy mpaminany aho; mpiasa-tany aho; fa voa vidin' olona hatramy ny fahazazako aho.

6 Dia hatao aminy hoe, Inona no ireo ıaratr' ireo amy ny tànanao? Ary hanao oc izy, Izay nandratana ahy tany an-tra-.ony ny sakaizako.

7 —Mifohaza, ry sabatra, hamely ny ıpiandriko, eny, hamely ny lehilahy nalako, hoy Iehôvah Tompony ny maro: ·elezo ny mpiandry, dia hiely ny ondry; à hameriny ny tànako hiaro ny madinikia Aho.

8 Ary ho amy ny tany rehetra, hoy Ieıôvah, dia ho fongorana ny roa toko eo, *ka* ıo maty; fa ny fahatelo toko havela eo.

9 Ary hampandeha ny fahatelo toko hanaky ny afo Aho; ary ho dioviko izareo, tahaky ny fandiovany ny volafotsy; ary hizahako-toetra izareo, tahaky ny fizahan--toetry ny volamena: hiantso ny anarako izy, ary hihaino azy Aho: efa nilaza Aho, Oloko izy; ary hilaza izy, Iehôvah no Andriamanitro.

## TOKO XIV.

INDRO, avy ny androny Iehôvah, ary ny anao voa babo ho zaraina eo afovoanao.

2 Ary hangoniko firenen-drehetra hiady aminy Ieriosalema, ary ho afaka ny tanàna, ary ho remby ny trano, ary ho savihina ny vehivavy, ary handeha ho babo ny sasaky ny tanàna, ary ny olona sisa tsy ho fongotra amy ny tanàna.

3 Dia hivoaka Iehôvah, ka hiady aminy ireo firenen' ireo, tahaky ny tamy ny andro izay niadiany tamy ny andron' ady.

4 Dia hijanona ny tongony, aminy izany andro izany, eo ambony ny tendrombohitra Oliva, izay eo alohany Ieriosalema any atsinanana, ary hitresaka ny tendrombohitra Oliva eo afovoany, hiantsinanana sy hiankandrefana, ho lohasaha lehibe indrindra; ary ny sasaky ny tendrombohitra hafindra hianavaratra, ary ny an-tsasany hianatsimo.

5 Dia handositra ho any an-dohasahany ny tendrombohitra roa hianareo, fa hahatratra any Azala ny lohasahany ny tendrombohitra; eny, handositra hianareo, tahaky ny fandositrareo ny fihiorohoron--tany, tamy ny androny Ozia, mpanjaka any Ioda; fa ho avy Iehôvah Andriamanitro:—ny masina rehetra homba Anao! —

6 Ary ho aminy izany andro izany, dia tsy hahazava ny fahazavana, fa ho maizin' indrindra.

7 Dia hisy andro iray, izay fantatry Iehôvah, tsy andro, ary tsy alina; fa ho mazava amy ny hariva;

8 Ary ho aminy izany andro izany, dia hivoaka ny rano velona any Ieriosalema: ny an-tsasany hankany amy ny ranomasina atsinanana, ary ny an-tsasany hankany amy ny ranomasina andrefana: ho amy ny fahavaratra sy amy ny ririnina izany.

9 Ary Iehôvah ho mpanjaka amy ny tany rehetra; aminy izany andro izany, dia ho tokana Iehôvah, ary ho tokana ny anarany.

10 Hovana ny tany rehetra, toy ny tany lemaka hatrany Geba ka hatrany Rimôna, atsimony Ieriosalema; ary hasandratra iny, ka honenana eo amy ny fitoerany, hatramy ny vavahadiny Beniamina, ka hatramy ny fitoerany ny vavahady voalohany, ka hatramy ny vavahady an-joro; ary hatramy ny trano-fiarovany Hananela, ka hatramy ny famiazam-boaloboky ny mpanjaka.

11 Ary hisy honina eo; ary tsy hisy ozon' intsony; ary honenana Ieriosalema, tsy manan' ahiahy.

12 Ary izany ho fampahoriana izay hamelezany Iehôvah ny olona rehetra izay niady taminy Ieriosalema: ho lany ny nofony, raha mijoro an-tongony izareo; ary ho lany ny masony eo amy ny fitoerany; ary ho lany ny lelany eo am-bavany.

13 Ary ho aminy izany andro izany, dia hisy fitabataban-dehibe eo aminy, avy aminy Iehôvah; ary samy hihiazony ny tànany ny namany avy izy rehetra, ary ny tànany hisandratra hanohitry ny tànany ny namany:

14 Ary Ioda koa hiady eo aminy Ieriosalema; ary hangonina ny fananany ny firenen-drehetra manodidina, volamena, sy volafotsy, ary fitafiana, dia be indrindra.

15 Ary ny aretiny ny soavaly, ny sarin--tsoavaly, ny angamenavava, sy ny ampondra, ary ny omby rehetra izay ho aminy ireo toby ireo, hanahaky io aretin' io.

16 Ary ny sisa rehetra amy ny firenen--drehetra, izay hankany hanohitra any Ieriosalema, hiakatra isan-taona hivavaka amy ny Mpanjaka, Iehôvah Tompony ny maro, ary hitandriny ny fanasan-trano-lay.

17 Ary izay eo amy ny mpianakaviny ny tany tsy hiakatra ho any Ieriosalema, mba hivavaka amy ny Mpanjaka, Iehôvah Tompony ny maro, dia tsy hilatsahany ny ranonorana izareo.

18 Ary raha tsy hiakatra ny mpianakaviny ny Ejipity, na hankany, dia tsy hila-

tsahana iny: hisy aretina izay hamelezany
Iehôvah ny firenen-tsamihafa izay tsy hia-
katra hitandriny ny fanasan-trano-lay.
19 Izany no fampijaliany Ejipity, ary
fampijaliany ny firenen-drehetra, izay tsy
hiakatra hitandriny ny fanasan-trano-lay.
20 Aminy izany andro izany, dia hisy eo
amy ny famohamandrin-tsoavaly hoe, Fa-
hamasinana ho any Iehôvah; ary ny vi-
lany eo an-tranony Iehôvah hanahaky ny
bakoly eo alohany ny fivoadiana:
21 Eny, ny vilany rehetra any Ierosa-
lema sy Ioda ho fahamasinana ho any Ie-
hôvah Tompony ny maro; ary hankany
izay rehetra manala-voady, ka hanala ireny
sy hahandro eo anatiny; ary tsy hisy olona
-Kanana intsony any an-tranony Iehôvah
Tompony ny maro, aminy izany andro izany.

---

# NY BOKINY MALAKY.

## TOKO I.

Ny teniny Iehôvah, izay nampaminaniana
any Malaky, tamy ny Isiraely.
EFA tia anareo Aho, hoy Iehôvah; ka-
nefa hoy hianareo, Inona no tiavanao
anay?—Tsy rahalahiny Iakoba v' i Esao,
hoy Iehôvah, kanefa tia any Iakoba hiany
Aho?
3 Ary efa halako i Esao, ary efa nataoko
ny tendrombohiny ho fandravana, ary ny
lovany ho fonenana any an-efitra.
4 Satria hoy Edoma, Nampahalahelovina
izahay, fa hatsanganay indray ny fitoeran-
-drava; izany no lazainy Iehôvah Tom-
pony ny maro, Hanangana izareo, kanefa
handrava Aho; ary hantsoina izareo hoe,
Fari-taniny ny fanahi-ratsy, ary, Ny olona
izay no tezerany Iehôvah mandrakizay.
5 Ary ny masonareo hahita, ka hoy hia-
nareo, Aoka hankalazaina Iehôvah hatramy
ny fari-taniny Isiraely.
6 Zanaka manome voninahitra ny ray,
ary mpanompo ny tompony: raha dia ray
Aho, aiza no voninahitra omena Ahy? ary
raha dia tompo Aho, aiza no fatahorana
Ahy? hoy Iehôvah Tompony ny maro
aminareo, ry mpisorona, izay manamavo
ny anarako; kanefa hoy hianareo, Aiza
no nanamavoanay ny anaranao?—
7 Manatitra hanina maloto ambony ny
fivoadiako hianareo, kanefa hoy hianareo,
Inona no nandotoanay Anao?—Satria hoy
hianareo, Afa-baraka ny latabatry Iehôvah;
8 Ary raha manatitry ny jamba ho fana-
lamboady hianareo, tsy ratsy v' izany? ary
raha manatitry ny mandringia, sy ny ma-
rary, hianareo, tsy ratsy v' izany? mana-
tera ankehitriny amy ny mpanapaka anao;
hankasitraka anao v' izy? sa handray anao
v' izy? hoy Iehôvah Tompony ny maro.
9 Ary ankehitriny, mivavaha amin' An-
driamanitra, mba hiantrany antsikia:—
Hianareo no nahatonga izany: ho raisiny hia-
nareo va? hoy Iehôvah Tompony ny maro.
10 Iza no eo aminareo izay handrin-
driny ny varavarana? eny, tsy hampire-
hitry ny afo ambony ny fivoadiako hiana-
reo, tsy manan-tamby: tsy mampankasi-
traka Ahy hianareo, hoy Iehôvah Tom-
pony ny maro; ary tsy handray fanatitra
amy ny tànanareo Aho.
11 Fa hatramy ny fiposahany ny maso-
andro, ka hatramy ny filentehany, dia ho
lehibe ny anarako eo amy ny firenen-tsa-
mihafa; ary haterina zava-manetona, dia
fanatitra madio, ho any ny anarako, eo amy
ny fitoeran-drehetra; fa ho lehibe ny ana-
rako eo amy ny firenen-tsamihafa, hoy Ie-
hôvah Tompony ny maro.
12 Fa hianareo efa nandoto iny, raha
nanao hianareo hoe, Maloto ny latabatry
Iehôvah, ary afa-baraka ny vokatra eo, dia
ny hanina eo.
13 Hoy hianareo koa, Endrey, fahasasa-
rana! ary efa nanevateva iny hianareo, hoy
Iehôvah Tompony ny maro; ary efa ni-
tondra izay no viraviraina, sy izay nan-
dringia, ary izay narary, hianareo: na dia
haterinareo ny fanatitra, handray iny amy
ny tànanareo v' Aho? hoy Iehôvah.
14 Fa hozonina ny mpamitaka, ka misy
lahy eo amy ny ondriny, kanefa mivoady,
ka manala-voady izay ratsy ho any ny
Tompo izy: fa Mpanjaka lehibe Aho, hoy
Iehôvah Tompony ny maro, ary mampata-
hotra ny anarako eo amy ny firenen-tsami-
hafa.

## TOKO II.

Ary ankehitriny, ho anareo izany didy
izany, ry mpisorona:
2 Raha tàhiny tsy hihaino hianareo, ary
raha tàhiny tsy handatsaka am-po hianareo,
hanome voninahitra ny anarako, hoy Ie-
hôvah Tompony ny maro, dia handatsaky
ny ozona aminareo Aho, ka hozoniko ny fita-
hiana anareo; eny, hanozony ireny tsirairay
Aho, satria tsy mandatsaka am-po hiana-
reo.
3 Indro, hiaro aminareo ny voan-java-
tra Aho, ary hampieleziko zezikia amy
ny tavanareo, dia ny zezikia avy amy ny
fanasanareo; ary ho entina hiaraka aminy
hianareo.
4 Dia hahalala hianareo f' Izaho nampi-
tondra izany didy izany taminareo, mba
hitoerany ny fanekeko amy ny Levy, hoy
Iehôvah Tompony ny maro.
5 Hanome fiainana sy fihiavanana ny fa-
nekeko taminy, ary nomeko azy ireny, noho
ny tahotra izay natahorany Ahy, ka nanahy
ny anarako izareo.
6 Teo am-bavany ny lalàny ny fahamari-
nana, ka tsy hita heloka teo amy ny mo-
lony; nandeha tamiko tamy ny fihiava-
nana sy ny fahamarinana izareo; ary nam-
piala ny maro tamy ny heloka izareo.
7 Fa ny molotry ny mpisorona tokony
hitahiry fahalalana, ary tokony hitadiavina
ny lalàna avy amy ny vavany; f' iraky
Iehôvah Tompony ny maro izy.
8 Kanefa hianareo niala tamy ny làlana:
hianareo nampahatafintohiny ny maro tamy
ny lalàna: hianareo nandoto ny fanekeny
ny Levy, hoy Iehôvah Tompony ny maro.
9 Ary koa nataoko vetaveta sy afa-baraka
hianareo amy ny olona rehetra, satria tsy
nitandriny ny làlako, fa nizaha-tavan'olona
tamy ny lalàna hianareo.
10 Tsy iray hiany va ny Raintsikia rehe-
tra? tsy Andriamanitr' iray hiany va na-
hary antsikia? nahoana no mamitaky ny
namany avy isikia, ka manamavo ny fa-
nekeny ny razantsikia?
11 Ioda namitaka, ary zava-betaveta na-
tao teo aminy Isiraely sy Ieriosalema, f' Io-
da efa nandoto ny zava-masina izay tiany
Iehôvah, ka nampakatry ny zanaka-vaviny
ny andriamani-tsi-izy.
12 Ho fongorany Iehôvah amy ny lainy
ny Iakoba ny olona izay manao izany, na
mpiambina na mpamaly, ary izay mano-
lotra fanatitra ho any Iehôvah Tompony ny
maro.
13 Ary izany nataonareo indray; ny
fivoadiany Iehôvah nampisaronanareo ra-
nomaso, fitomaniana, ary fisentoana, ka tsy
misy mitandriny ny fanatitra intsony, na
mankasitraky *iny* amy ny tànanareo.
14 Kanefa hoy hianareo, Nahoana?—
Satria vavolombelona teo anelanelanao sy
ny vadiny ny fahatanoranao Iehôvah, fa no
fitahinao izy, na dia andefimandrinao, sy
ny vadiny ny fanekenao, izy,
15 Kanefa tsy iray va no nataony? kanjo
nanany ny sisany ny fanahy Izy: ary na-
hoana no iray? Satria nitady taranaka
tsara-fanahy Izy: koa tandremo ny fanahi-
nareo, ary aoky tsy hisy hamitaky ny va-
diny ny fahatanorany.
16 Fa halako ny fisao-bady, hoy Iehôvah
Andriamanitry ny Isiraely; ary ny mana-
ron-doza *ny toy* ny fitafiany, hoy Iehôvah
Tompony ny maro: koa tandremo ny fa-
nahinareo, mba tsy hamitaka hianareo.
17 Nanasatra any Iehôvah tamy ny teni-
nareo hianareo: kanefa hoy hianareo, Inona
no nanasaranay *Azy*?—Raha nanao hoe
hianareo, Tsara eo imasony Iehôvah izay
rehetra manao ratsy, ary mankasitraka azy
Izy; sa, Aiza no Andriamanitry ny fitsa-
rana?

## TOKO III.

Indro, hampandeha ny irako Aho, ary ham-
boatry ny làlana eo alohako izy; ary ny
Tompo Izay no tadiavinareo ho avy tam-
poka amy ny tempoliny, dia iraky ny fane-
kena, izay ankasitrahanareo; indro, ho avy
Izy, hoy Iehôvah Tompony ny maro.
2 F' iza no maharitry ny androny ny
fihiaviany? ary iza no mahajanona raha
miseho Izy? fa manahaky ny afony ny
mpanadio Izy, ary manahaky ny savony ny
mpamotsi-lamba Izy.
3 Ary hipetraka manadio sy mamotsy
volafotsy Izy, ary hanadio ny zanaky
Levy Izy, ka hamotsy azy tahaky ny vo-
lamena sy ny volafotsy, mba hanolotra ho
any Iehôvah fanatitra amy ny fahamari-
nana izareo.
4 Dia ho maminy Iehôvah ny fanatitry
Ioda sy Ieriosalema, tahaky ny tamy ny
andro fahiny, ary tahaky ny tamy ny taona
lasa ela.
5 — Hanatona anareo koa ho amy ny fitsa-
rana Aho; ary ho vavolombelona faingiana

Aho hiampanga ny mpanao-ody, sy ny mpa-
nintaka, sy ny mpianian-tsi-to, sy ny mpa-
mpahory ny mpitamby amy ny tamby,
ny mpitondra-tena sy ny kamboty, ary izay
mamily ny vahiny *amy ny rariny*, ka tsy
matahotra Ahy, hoy Iehôvah Tompony ny
maro.
6 Satria Iehôvah Aho, tsy miova Aho;
koa tsy naringiana hianareo, ry zanaky
Iakoba.
7 Hatramy ny androny ny razanareo
nialanareo tamy ny didiko, ka tsy nitan-
driny *ireny* hianareo. Miverena ho amiko
hianareo, dia hiverina ho aminareo Aho,
hoy Iehôvah Tompony ny maro. Fa hoy
hianareo, Inona no hiverenanay?
8 Hanambaka an' Andriamanitra va ny
olona? Anefa manambaka Ahy hianareo.
Fa hoy hianareo, Inona no nanambakanay
Anao? Ny fahafolon-karena sy ny fana-
titra.
9 Voa ozona dia voa ozona hianareo, fa
nanambaka Ahy hianareo, ry firenena avo-
koa.
10 Ento ny fahafolon-karen-drehetra ho
any an-trano fitehirizana, mba hisiana ha-
nina eo an-tranoko, ary izahao-toetra Aho
ankehitriny eo aminy izany, hoy Iehôvah
Tompony ny maro, na tsy hamoha ny va-
raravany ny lanitra ho anareo Aho, ka
handatsaka fitahiana ho anareo, ka tsy
ampy hitoerana.
11 Ary hananatry ny mpandany Aho
noho hianareo, ka tsy hanimba ny vokatry
ny taninareo izy: ary ny tahom-boalobo-
kareo tsy hanintsam-boa any an-tsaha, hoy
Iehôvah Tompony ny maro.
12 Ary ny firenen-drehetra hiantso anareo
hoe finaritra; fa ho tany mahafinaritra
hianareo, hoy Iehôvah Tompony ny maro.
13 Efa nahery hanohitra Ahy ny tenina-
reo, hoy Iehôvah. Kanefa hoy hianareo,
Inona no nitenenanay hanohitra Anao?
14 Efa nanao hoe hianareo, Zava-poana
no manompo an' Andriamanitra: ary inona
no soa azo, raha mitandriny ny didiny isi-
kia, sa raha mandeha malahelo eo anatre-
hany Iehôvah Tompony ny maro isikia?
15 Ary ankehitriny, miantso ny mpiavo-
navona hoe finaritra isikia, eny, nasandra-
tra izay manao ratsy, eny, maka-fanahy
an' Andriamanitra izareo, kanefa afaka
hiany.
16 Taminy izany andro izany, dia niteny
tamy ny namany avy izay matahotra any
Iehôvah; ary Iehôvah nihaino, ka nan-
dre, ary boky fahatsiarovana voa soratra teo
anatrehany, ho any izay matahotra any Ie-
hôvah sy mihievitry ny anarany.
17 Ary ho rakitra tsara ho Ahy izareo,
hoy Iehôvah Tompony ny maro, amy ny
andro izay ho tendreko, ary hiantra azy
Aho, tahaky ny fiantrany ny olona ny za-
naka izay manompo azy.
18 Dia hahita indray ny tsi-fitoviany ny ma-
rina sy ny meloka, ny manompo an' Andria-
manitra sy ny tsy manompo Azy, hianareo.

## TOKO IV.

F' INDRO, ho avy ny andro, handoro iny
tahaky ny fitanehana: ary ho vodi-vary
ny mpiavonavona rehetra, sy ny mpanao-
-ratsy rehetra, ary handoro azy avokoa ny
andro izay avy, hoy Iehôvah Tompony ny
maro; ka tsy havelany ny fakany na ny
sampany.
2 Fa hiposaka aminareo, izay matahotry
ny anarako, ny masoandrony ny fahamari-
nana, ary hisy fahasitranana amy ny elany;
dia hivoaka hianareo, ka hiantsambotsam-
botra tahaky ny zanak'omby nafahy;
3 Ary hanitsaky ny ratsi-fanahy hiana-
reo; dia ho lavenona ambany ny faladiany
ny tongotrareo izareo, amy ny andro izay
ho tendreko, hoy Iehôvah Tompony ny
maro.
4 Tsarovy ny lalàny Mose, mpanompoko,
izay nandidiako azy tany Horeba ho any
ny Isiraely rehetra, dia ny didy, sy ny fitsa-
rana:.
5 Indro, hampandeha aminareo any Elia
mpaminany Aho, dieny tsy mbola avy ny
androny Iehôvah, sady lehibe no mampa-
tahotra.
6 Ary izy hameriny ny fony ny ray amy
ny zanaka, ary ny fony ny zanaka amy ny
rainy, fandroa ho avy Aho, ka hamely ny
tany amy ny ozona.

FARANY NY FANEKEN-TALOHA.

# NY TENINY

NY

# FANEKEM-BAOVAO,

MILAZA ANY

## IESIO KIRAISITY,

MPAMONJY, TOMPONTSIKIA.

VOA DIKIANY NY MISIONARY TAMY NY TENY GIRIKIA, TEO AM-BOALOHANY
ARY VOA DINIKIA, KA VOA HITSINY

D. GRIFFITHS,

AMBANY NY ANANKIRAY MITANDRINY NY FANDIKIANY NY SORATRA MASINA,
TEO AORIANA.

LONDONA:

1855.

NY

# ANARANY NY BOKY REHETRA,

ARY

# NY ISANY NY TOKONY.


| | |
|---|---|
| I Mataio, ny isany ny tokony | 28 |
| I Mariko | 16 |
| I Lioka | 24 |
| Ioàna | 21 |
| Ny asany ny Apositoly | 28 |
| Ny Episitoly any ny olon-DRôma | 16 |
| I. any ny olon-Korinto | 16 |
| II. any ny olon-Korinto | 13 |
| Any ny olon-Galatia | 6 |
| Any ny olon-Efeso | 6 |
| Any ny olon-Pilipy | 4 |
| Any ny olon-Kolosay | 4 |
| I. any ny olon-TSaloniky | 5 |
| II. any ny olon-TSaloniky | 3 |
| I. any Timoteo | 6 |
| II. any Timoteo | 4 |
| Any Tito | 3 |
| Any Filimôna | 1 |
| Any ny Hebirio | 13 |
| Voa soratry Iakôbo | 5 |
| I. voa soratry Petro | 5 |
| II. voa soratry Petro | 3 |
| I. voa soratry Iôana | 5 |
| II. voa soratry Iôana | 1 |
| III. voa soratry Iôana | 1 |
| Voa soratry Ioda | 1 |
| Fanambarana voa soratry Iôana | 22 |

# NY FILAZANTSARA

NO SORATANY

# MATAIO.

---

## TOKO I.

NY boky mitety razany Iesio Kiraisity, za-
naky Davidy, zanaky Abirahama.
2 I Abirahama niteraka any Isaka; ary
Isaka niteraka any Iakôba; ary Iakôba ni-
teraka any Ioda mirahalahy avy;
3 Ary Ioda niteraka any Faresa sy Zara,
izay natera-Tamara; ary Faresa niteraka
any Esirôma; ary Esirôma niteraka any
Arama;
4 Ary Arama niteraka any Aminadaba;
ary Aminadaba niteraka any Nasôna; ary
Nasôna niteraka any Salimôna;
5 Ary Salimôna niteraka any Bôza, izay
natera-DRahaba; ary Bôza niteraka any
Ôbeda izay natera-DRiota; ary Ôbeda ni-
teraka any Iesay;
6 Ary Iesay niteraka Davidy mpanjaka;
ary Davidy mpanjaka niteraka any Solo-
môna izay nateraky ny vadiny Ioria;
7 Ary Solomôna niteraka any Roboha-
ma; ary Robohama niteraka any Abia;
ary Abia niteraka any Asa;
8 Ary Asa niteraka any Iôsafata; ary
Iôsafata niteraka any Iôrama; ary Iôrama
niteraka any Ozia;
9 Ary Ozia niteraka any Iôtama; ary
Iôtama niteraka any Ahaza; ary Ahaza
niteraka any Ezekia;
10 Ary Ezekia niteraka any Manase; ary
Manase niteraka any Amôna; ary Amôna
niteraka any Iôsia;
11 Ary Iôsia niteraka any Iekonia mira-
halahy avy, tamy ny andro nifindrany tany
Babilôna;
12 Ary rehefa nifindra tany Babilôna,
Iekonia dia niteraka any Salatiela; ary
Salatiela niteraka any Zorobabela;
13 Ary Zorobabela niteraka any Abioda;
ary Abioda niteraka any Eliakeima; ary
Eliakeima niteraka any Azôra;
14 Ary Azôra niteraka any Zadôka; ary
Zadôka niteraka any Akeima; ary Akei-
ma niteraka any Elioda;
15 Ary Elioda niteraka any Eliazara;
ary Eliazara niteraka any Matana; ary
Matana niteraka any Iakôba;
16 Ary Iakôba niteraka any Iôsefa, va-
diny Maria izay niteraka any Iesio, izay
atao hoe, i Kiraisity.
17 Ary ny taranaka rehetra hatraminy
Abirahama, ka hatraminy Davidy, dia ta-
ranaka efatra amby ny folo; ary hatraminy
Davidy, ka hatramy ny fifindrany tany
Babilôna, dia taranaka efatra amby ny
folo; ary hatramy ny fifindrany tany Ba-
bilôna, ka hatraminy Kiraisity, dia tara-
naka efatra amby ny folo.
18 Ary izany no niterahany any Iesio
Kiraisity; rehefa naneky Maria reniny
ho fofom-badiny Iôsefa, dia nanan'anaka
tamy ny Fanahy Masina, dieny tsy mbola
nampakariny izy.
19 Ary lehilahy marina, Iôsefa vadiny,
dia tsy nety nanao azy ho fananarany, ka
nikiasa hisao-bady azy mangingina.
20 Ary nony nihievitra izany izy, indro,
anjeliny ny Tompo niseho taminy, nony
nanonofy izy, ka nanao hoe, Hianao Iôsefa
zanaky Davidy, aza matahotra hampaka-
tra any Maria vadinao, fa ny Fanahy Ma-
sina no ananany anaka:
21 Ary izy hiteraka zanaka-lahy, ary ny
anarany no hataonao hoe, Iesio, f' Izy ha-
monjy ny olony amy ny fahotany.
22 Ary izany rehetr' izany nataony mba
hahatanteraky ny teny izay nampilazany
ny Tompo any ny mpaminany, hoe,
23 "Indro, ny mpitovo-vavy hanan' ana-
ka, ary izy hiteraka zanaka-lahy, ary ny
anarany no hatao hoe, Emanioela," izany
hoe, raha adikia, Andriamanitra amintsikia.
24 Ary Iôsefa rehefa nahatsiaro tamy ny
nofy, dia nanao araky ny nandidiany ny
anjeliny ny Tompo azy, ka dia nampaka-
riny ny vadiny.
25 Ary izy tsy nahalala azy mandra-pi-
terahany ny lahi-matoany: ary izy nanao
ny anarany hoe, Iesio.

## TOKO II.

ARY rehefa teraka Iesio tany Betilehema any Iodaia, tamy ny androny Herôda mpanjaka, indro, olon-kendry avy tany atsinanana hankany Ieriosalema, ka nanao hoe,

2 Aiza ny Mpanjaky ny olon-Iodaia izay vao teraka? f' izahay efa nahita ny kintany teny atsinanana, ary avy hitsaoka Azy izahay.

3 Ary Herôda mpanjaka nony nandre *izany*, dia natahotra izy, ambany Ieriosalema rehetra.

4 Ary izy rehefa nampanangony ny mpisorona be rehetra ambany ny mpanoratry ny vahoaka, dia nanontany azy, aiza no hiterahany any Kiraisity.

5 Ary hoy izareo taminy, Any Betilehema any Iodaia; f' izany no voa soratry ny mpaminany hoe,

6 "Ary hianao, ry Betilehema any amy ny tany Iodaia, tsy ny kely indrindra ao amy ny andriana any Iodaia hianao; fa hianao no hihiaviany ny Mpanjaka izay hanjaky ny oloko Isiraely."

7 Ary Herôda rehefa niantso mangingina ny olon-kendry, dia nanontany azy fatratra ny andro no nisehoany ny kintana.

8 Ary izy naniraka azy hankany Betilehema, ka nanao hoe, Mandehana, dia manontania ny toetry ny zazakely; ary rehefa hitanareo *Izy*, ambarao ahy, mba hankanesako kosa hitsaoka Azy.

9 Ary rehefa nihaino ny mpanjaka izareo, dia lasa; ary, indro, ny kintana izay hitany teny atsinanana, nialoha azy dia tonga, ka nijanona teo ambony ny zazakely.

10 Ary nony efa hitany ny kintana, dia nifaly indrindra izareo.

11 Ary nony efa tonga teo an-trano, dia hitany ny zazakely ambany Maria reniny, ary nony niankohoka izareo, dia nitsaoka Azy: ary nony efa vahany ny vatany, dia nanasina Azy tamy ny fanomezana, volamena, sy zava-manitra, ary miora.

12 Ary rehefa no raran' Andriamanitra tamy ny nofy izareo, mba tsy hiverina any aminy Herôda, dia lasa nody tamy ny lâlankafa izareo.

13 Ary nony efa lasa izareo, indro, anjeliny ny Tompo miseho aminy Iôsefa raha manonofy izy, ka manao hoe, Mifohaza hianao, ka ento ny zazakely, ambany ny reniny, dia mandosira any Ejipity, ka mitoera any ambara-pilazako aminao; f'i Herôda hitady ny zazakely mba ho vonoiny Izy.

14 Ary nony nifoha izy, dia nitondra ny zazakely ambany ny reniny, rah'alina, dia lasa nankany Ejipity;

15 Ary izy nitoetra teny ambara-pahafatiny Herôda: mba ho tanteraky ny teny izay nampilazany ny Tompo any ny mpaminany, hoe, "Izaho efa niantso ny zanako avy tany Ejipity."

16 Ary nony efa hitany Herôda, fa voa fitaka ny olon-kendry izy, dia tezitra indrindra izy, dia nanirak' *olona* hamono ny zazakely rehetra tany Betilehema, sy ny tany manodidina rehetra, hatraminy roa taona no midina, araky izay nanontaniany fatratra tamy ny olon-kendry.

17 Dia tanteraky ny teniny Ieremia mpaminany, hoe,

18 "Tany Rama no nandrenesany ny fitarainana, ny falahelovana, sy ny fitomaniana, ary ny fisaonana be; i Rahely nitomany ny zanany: ary tsy nety mba nampangininy izy, fa tsy nisy."

19 Ary rehefa maty Herôda, indro, anjeliny ny Tompo miseho aminy Iôsefa any Ejipity raha manonofy izy,

20 Ka manao hoe, Mifohaza, ka ento ny zazakely, ambany ny reniny, dia mankanesa any amy ny taniny Isiraely; f' efa maty izay nitady ny ainy ny zazakely.

21 Ary izy nifoha, dia nitondra ny zazakely, ambany ny reniny, dia nankany amy ny taniny Isiraely.

22 Fa rehefa reny f' i Arikelaio no nanjaka any Iodaia nandimby any Herôda, rainy, dia natahotra hankany izy: ary rehefa no raran' Andriamanitra tamy ny nofy, dia nankany amy ny tany Galilaia izy:

23 Ary nony tonga teo izy, dia nonina tany an-tanàna, atao hoe i Nazareta; ka dia tanteraky ny teny izay nampilazany any ny mpaminany hoe, Izy hatao hoe, Olona toa any Nazareta.

## TOKO III.

ARY tonga taminy izany andro izany Iôana, mpanao-batisa, izay miantso teny an-efitra any Iodaia,

2 Ka manao hoe, Mibebaha hianareo: f' efa akeky ny fanjakany ny lanitra.

3 F' izy no nilazany Esaia mpaminany, hoe, "Ny feony ny anankiray miantso any

an-efitra hoe, Amboary ny làlany Iehôvah,
ahitsio ny alehany."
4 Ary izany Iôana izany nitafy lamba
volon-angamenavava, ary ny fisikinan-ko-
ditra eny am-bananiany; ary valala, sy
tantely remby, no fihinany.
5 Dia nanatona azy Ieriosalema, sy Io-
daia rehetra, ary ny tany rehetra manodi-
dina any Ioridany;
6 Dia nataony batisa teny Ioridany ireny,
raha naneky ny fahotany.
7 Ary nony nahita ny Farisaio maro am-
bany ny Sadiokaio nankany amy ny fana-
vany batisa, dia hoy izy taminy, Ry tara-
naky ny menarana, iza no nananatra anareo,
handositry ny loza efa ho avy?
8 Koa mamoaza voa mendriky ny fibeba-
hana:
9 Ary aza manao anakam-po hoe, Izahay
manana any Abirahama ho rainay: f' izaho
milaza aminareo, f' Andriamanitra maha-
tsangana ireo vato ireo ho zanaky Abira-
hama.
10 Ary voa petraka ankehitriny hiany ny
famaky amy ny fototry ny hazo: koa ny
hazo rehetra izay tsy mamoa voa tsara, ho
jinjany, dia hariany anaty afo.
11 Izaho manao-batisa anareo amy ny ra-
no hiany, ho fibebahana: f'Izay avy aoria-
ko mahery lavitra noho izaho, ka tsy to-
kony hitondra ny kapany aza aho: Izy ha-
nao-batisa anareo amy ny Fanahy Masina,
sy ny afo:
12 Eny an-tànany ny fikopahany, ary
Izy handio tokoa ny famoloany, ka hanan-
gony ny variny ho any an-tsompitra; fa
ny ampombo no hodorany ny afo tsy mety
maty.
13 Ary Iesio avy any Galilaia hankany
Ioridany ho any aminy Iôana, hanavany
batisa azy.
14 F' Iôana nandà Azy, ka nanao hoe,
Izaho mila hanavanao batisa ahy, ka man-
katy amiko va Hianao?
15 Ary Iesio namaly, ka nanao taminy
hoe, Avelao ankehitriny, fa tsy maitsy
mahatanteraky ny fahamarinana rehetra
isikia. Ka dia navelany Izy.
16 Ary raha vao nataony batisa Iesio, dia
niakatra hiala amy ny rano miarakaminizay
Izy; ary indro, nisokatra ho Azy ny lani-
tra, ary izy nahita ny Fanahin' Andria-
manitra nidina tahaky ny voromailala, ka
nankao amboniny.
17 Ary, indro, *avy* any an-danitra ny feo,
manao hoe, Itoy ny Zanako malalako izay
sitrako indrindra.

## TOKO IV.

Ary ny Fanahy nitondra any Iesio ho any
anefitra mba hakany ny devoly fanahy
Azy.
2 Ary nony nifady efa-polo andro, sy efa-
polo alina, dia noana Izy.
3 Ary ny mpaka-fanahy nankao aminy,
ka nanao hoe, Raha Zanak' Andriamanitra
Hianao, teneno ireo vato ireo hody mofo.
4 Ary Izy namaly ka nanao hoe, Voa
soratra hoe, "Tsy mofo hiany no hivelo-
many ny olona, fa ny teny rehetra izay
avoaky ny vavan' Andriamanitra."
5 Ary ny devoly nitondra Azy hiakatra
any an-tanàna masina, ka nampitoetra Azy
teo an-tampony ny tempoly;
6 Ka hoy izy taminy, Raha Zanak' An-
driamanitra Hianao, mianjerà any ambany
any: fa voa soratra hoe, "Izy handidy ny
anjeliny hiaro Anao:" ary, "Izareo hitan-
tana Anao, fandroa ho tafintohina amy ny
vato ny tongotrao."
7 Hoy Iesio taminy, Voa soratra hoe
kosa, "Aza maka-fanahy any Iehôvah,
Andriamanitrao."
8 Ary ny devoly nitondra Azy indray ho
any an-tendrombohitra avo indrindra, ka
naneho Azy ny fanjakana rehetra ami-
ny izao tontolo izao, ambany ny vonina-
hiny.
9 Ary hoy izy taminy, Izao rehetra izao
homeko Anao, raha hiankohoka, ka hiva-
vaka amiko Hianao.
10 Ary hoy Iesio taminy, Mandehana
hianao, ry Satana: fa voa soratra hoe, "Ie-
hôvah Andriamanitrao no hivavahanao,
ary Izy hiany no ho tompoinao."
11 Dia nandao Azy ny devoly, ary
indro, tonga anjely maro, ka nanompo
Azy.
12 Ary nony nandre Iesio fa nataony tao
an-trano-maizina Iôana, dia niala hankany
Galilaia Izy:
13 Ary nony niala tany Nazareta, dia
lasa Izy, ka nonina teny Kaperinaomy, izay
ao amoron-dranomasina, ao am-paritry ny
tany Zabiolôna, sy Nafitalay:
14 Hahatanteraky ny teny nampilazany
any Esaia, mpaminany, hoe,
15 "Ny taniny Zabiolôna, sy ny taniny

Nafitalay, ao an-dàlan-dranomasina, an-dafiny Ioridany, Galilaia any ny Firenena,
16 Ny olona izay nitoetra tao amy ny maizina, nahita mazava lehibe; ary mazava niposaka taminy izay nitoetra tao amy ny tany sy ny aloky ny fahafatesana."
17 Dia vao nitory teny Iesio hatraminy izany andro izany, ka nanao hoe, Mibebaha hianareo: f' efa akeky ny fanjakany ny lanitra.
18 Ary Iesio nony nitsangantsangana teny amoron-dranomasina any Galilaia, dia nahita mpirahalahy roa lahy, i Simôna atao hoe i Petro, sy Andrea rahalahiny, mandatsabovo eny an-dranomasina; fa mpamovo izareo.
19 Dia hoy Izy taminy, Manaraha Ahy hianareo, dia hataoko ho mpamovo-olona hianareo.
20 Dia nandao ny vovony miarakaminizay izareo, ka nanaraka Azy.
21 Ary rehefa niala teo, dia nahita mpirahalahy roa hafa koa Izy, Iakôbo, zanaky Zebedaio, sy Iôana, rahalahiny, ambany Zebedaio rainy teo an-tsambo, mamboatry ny vovony; dia niantso azy Izy.
22 Dia nandao ny sambo ambany ny rainy koa miarakaminizay izareo, ka nanaraka Azy.
23 Ary Iesio nandehandeha tamy ny tany any Galilaia rehetra, ka nampianatra teo anatiny ny sonagôginy ny olona teo, dia nitory ny filazantsara any ny fanjakana, ka nahasitrany ny marary rehetra, sy ny aretina rehetra nanjo ny olona.
24 Ary ny lazany niely teny Soria rehetra; ary Izy no nitondrany ny olona marary rehetra, izay niaritry ny aretina maro samihafa sy ny fangirifiriana, sy ny voimpanahy ratsy, sy ny manavy volana, ary ny maty ila; dia nahasitrana azy Izy.
25 Ary ny olona maro be nanaraka Azy, avy teny Galilaia, ary teny Dekapoly, ary teny Ieriosalema, ary teny Iodaia, ary teny an-dafiny Ioridany.

## TOKO V.

Ary nony nahita ny olona maro, dia niakatra ho any an-tendrombohitra Izy: ary nony nipetraka Izy, dia nanatona Azy ny mpianany:
2 Ary nony niloa-bava Izy, dia nampianatra azy, ka nanao hoe,
3 Finaritra ny malahelo am-panahy: f' azy ny fanjakany ny lanitra.
4 Finaritra ny mpitomany: fa hampifaliny izy.
5 Finaritra ny malemi-fanahy: fa handova ny tany izy.
6 Finaritra ny noana, sy ny mangetaheta ny rariny: fa ho voky izy.
7 Finaritra ny miantra: fa hiantrany izy.
8 Finaritra ny madio am-po: fa hahita an' Andriamanitra izy.
9 Finaritra ny mpampisakaiza: fa hataony ho zanak' Andriamanitra izy.
10 Finaritr' izay no enjehiny noho ny rariny: f' azy ny fanjakany ny lanitra.
11 Finaritra hianareo raha ho ratsiny, ka ho enjehiny hianareo, ka hataony izay vava ratsy rehetra hiampanga-lainga anareo, noho ny Ahy.
12 Mifalia, ka ravoravoa hianareo: fa be ny tambinareo any an-danitra: fa toy izany no nanenjehany ny mpaminany izay nialoha anareo.
13 Hianareo no fanasin' any ny tany: fa raha very ny hangidiny ny fanasina, atao ahoana no hampangidy azy? Tsy tsara intsony, fa hariany eny ala-trano, ka ho hitsahin' olona.
14 Hianareo no fahazavany ny tany. Ny tanàna an-tendrombohitra tsy azo afenina.
15 Ny jiro tsy mba harehitr' olona, dia asiany ao ambany ny vata-famarana, f' ao am-pitoeran-jiro, ka mahazava ny ao antrano rehetra izany.
16 Aoky ny fahazavanareo kosa hahazava eo imasony ny olona, mba ho hitany ny soa ataonareo, ary mba hiderany ny Rainareo Izay any an-danitra.
17 Aza manao anakam-po f' Izaho avy hanimba na ny lalàna, na ny mpaminany; Izaho tsy avy mba hanimba, fa mba hahatanteraka.
18 F' Izaho milaza aminareo marin-tokoa, Fa ho foana ny lanitra sy ny tany, dieny vao ho foana ny iôta iray, na dia kitikia indrindra, amy ny lalàna aza, raha tsy tanteraky avokoa izy rehetra.
19 Ary na zovy na zovy no manota na kely indrindra aminy izao didy izao, ka hampianatry ny olona izany, dia hataony ho kely indrindra ao amy ny fanjakany ny lanitra izy. F' izay hanao ka hampianatra *izany*, no hataony ho lehibe ao amy ny fanjakany ny lanitra.

20 Fa hoy Izaho aminareo, Raha tsy hi-
hoatra noho *ny fahamarinany* ny mpanora-
tra sy ny Farisaio ny fahamarinanareo, tsy
hiditra any amy ny fanjakany ny lanitra
tsy akory hianareo.
21 Efa renareo, fa voa laza ny ntaolo
hoe, "Aza mamono olona hianao;" ary
izay mamono tsy maitsy hahita loza ao
am-pitsarana izy:
22 Fa hoy Izaho aminareo, Na zovy na
zovy ho tezitra foana amy ny rahalahiny, tsy
maitsy hahita loza ao am-pitsarana izy;
ary izay hanao ny rahalahiny hoe, Raka,
tsy maitsy hahita loza ao amy ny Sonedrio:
ary izay hanao hoe, Adala, tsy maitsy hi-
jaly ao amy ny helo-afo.
23 Ary raha mitondra ny fanatitrao amy
ny fivoadiana hianao, ka mahatsiaro any,
fa ny rahalahinao manan' izay hiampan-
gany anao;
24 Avelao ny fanatitrao ao anilany ny
fivoadiana, dia mandehana; mihiavàna amy
ny rahalahinao aloha, ary nony miverina,
dia atero ny fanatitrao.
25 Mifankatiava faingiana amy ny faha-
valonao, raha mirai-dia aminy hianao;
fandroa ny fahavalo hanolotra anao ho any
ny mpitsara, ary ny mpitsara hanolatra
anao ho any ny mpamatotra, ka hampiton-
dra anao any an-trano-maizina.
26 Izaho milaza aminao marin-tokoa, Fa
tsy ho afaka ao hianao, ambara-pandoava-
nao ny vari-dimi-venty farany indrindra.
27 Efa renareo fa voa laza ny ntaolo hoe,
"Aza manintaka hianao:"
28 Fa hoy Izaho aminareo, F' izay mijery
ny vehivavy hila azy, efa nanintaka tam-
pony sahady izy.
29 Fa raha ny masonao ankavanana no
mahatafintohina anao, potsiro iny, ka ario
ho afaka aminao: fa ny fahaverezany ny
rantsany ny tenanao anankiray mahasoa
anao, noho ny fanariany ny tenanao rehetra
any amy ny helo.
30 Ary raha ny tànanao ankavanana no
mahatafintohina anao, tapaho iny, ka ario ho
afaka aminao: fa ny fahaverezany ny ran-
tsany ny tenanao anankiray mahasoa anao,
noho ny fanariany ny tenanao rehetra any
amy ny helo.
31 Dia voa laza hoe, Na zovy na zovy
no hisao-bady, omeo azy taratasy fisaoram-
bady:
32 Fa hoy Izaho aminareo, Na zovy na
zovy no hisao-bady, raha tsy misintaka
izy, dia mampanintaka azy; ary na zovy na
zovy no hampaka-bady ny voa saotra, dia
manintaka kosa izy.
33 Efa renareo koa fa voa laza ny ntaolo
hoe, Aza mianiana tsy to, f' efao ny fia-
niananao aminy Iehôvah:
34 Fa hoy Izaho aminareo, Aza mianiana
akory; na amy ny lanitra; fa lapan' An-
driamanitra izany:
35 Na amy ny tany; fa fandiavany ny
tongony izany: na aminy Ieriosalema; fa
tanànany ny Mpanjaka lehibe izany.
36 Aza mianiana amy ny lohanao, fa
hianao tsy mahafotsy, na mahamainty ny
singam-bolo na iray akory.
37 F' aoky ny teninareo, ho Eny, eny;
Tsia, tsia: fa raha misy mihoatra noho
izany, dia namany ny ratsy izany.
38 Efa renareo fa voa laza hoe, Ny maso
solo ny maso, ary ny nify solo ny nify:
39 Fa hoy Izaho aminareo, Aza mamaly
ratsy: fa na zovy na zovy hikiapoky ny
takolakao ankavanana, atolory azy ny anan-
kiray kosa.
40 Ary raha misy tehiady aminao, ka
haka ny akanjonao izy, omeo azy ny lam-
banao kosa.
41 Ary na zovy na zovy no hanery anao
handeha làlan-kaleha indrai-mamasa-bary,
andeha homba azy indroa torak' izany.
42 Omeo izay mangataka aminao; ary
aza mandà izay tehisambotra aminao.
43 Efa renareo fa voa laza hoe, "Tiavo ny
namanao," f' aza tia ny fahavalonao:
44 Fa hoy Izaho aminareo, Tiavo ny fa-
havalonareo, misaora izay manozona anareo,
manava soa aminy izay tsy tia anareo, ary
mivavaha ho any izay manisy ratsy ana-
reo, ka manenjikia anareo;
45 Mba ho zanaky ny Rainareo Izay any
an-danitra hianareo: f' Izy mampiposaky
ny masoandrony amy ny ratsy, sy ny tsara,
ary mampilatsaky ny ranonorana amy ny
marina, sy ny meloka.
46 Fa raha tianareo hiany izay tia anareo,
inona no tamby azonareo? Tsy ataony ny
farantsa kosa v' izany?
47 Fa raha ny rahalahinareo hiany no ha-
rabainareo, inona no ataonareo mihoatra?
Tsy ataony ny farantsa kosa v' izany?
48 Koa efaonareo, toy izay efany ny Rai-
nareo Izay any an-danitra.

## TOKO VI.

TANDREMO mba tsy hatao izay fiantrana-
reo eo imasony ny olona, hahitany izany:
fa raha tsy izany, tsy mahazo tamby amy
ny Rainareo Izay any an-danitra hianareo.
2 Koa aminy izany, raha miantra hianao,
aza mampitsoky ny trompetra eo aloha-
nao, tahaky ny ataony ny mpihiatsaravela-
tsihy ao anatiny ny sonagôgy, ary ao an-dà-
lana, hankalazan' olona azy. Izaho milaza
aminareo marin-tokoa, fa mahazo ny tam-
biny izy.
3 Ary raha miantra hianao, aoka tsy ho
fantatry ny tànanao ankavia, izay atao ny
tànanao ankavanana;
4 Mba hatao ny fiantranao ao amy ny
fiafenana: ary ny Rainao, Izay mahita ao
amy ny fiafenana, no hamaly soa anao ao
amy ny fihiarihariana.
5 Ary aza manahaky ny mpihiatsarave-
latsihy, raha mivavaka hianao: fa tehiva-
vaka mitsangana ao amy ny sonagôgy,
ary ao an-joron-dàlana, hahitany ny olona
azy. Izaho milaza aminareo marin-tokoa,
fa mahazo ny tambiny izy.
6 Fa hianao, raha mivavaka, midira ao
amy ny fiafenanao, ary nony efa narindrinao
ny varavaranao, dia mivavaha amy ny
Rainao Izay ao amy ny fiafenana; ary ny
Rainao Izay mahita ao amy ny fiafenana,
hamaly soa anao ao amy ny fihiariha-
riana.
7 Fa raha mivavaka hianareo, aza manao
teny maro foana tahaky ny Eteny; f' ataony
ho reny noho ny hamarony ny teniny.
8 K' aza manahaka azy hianareo: fa fan-
tatry ny Rainareo izay ilainareo, dieny tsy
mbola mangataka aminy hianareo.
9 Koa mivavaha toy izao hianareo hoe,
Rainay Izay any an-danitra, Hasino ny
anaranao.
10 Ampandrosoy ny fanjakanao. Atavy
ny sitra-ponao aty an-tany, tahaky ny any
an-danitra.
11 Omeo anay anio izay hanina sahaza ho
anay.
12 Ary mamelà ny trosanay, tahaky ny
famelanay ny mitrosa aminay.
13 Ary aza mitarikia anay ho amy ny
fakam-panahy, fa manafaha anay amy ny
ratsy: F' Anao ny fanjakana, sy ny hery,
ary ny voninahitra, mandrakizay. Amena.
14 Fa raha mamela ny otany ny olona
hianareo, dia hamela ny anareo kosa ny
Rainareo any an-danitra.
15 Fa raha tsy mamela ny otany ny olona
hianareo, tsy mba hamela ny otanareo ny
Rainareo any an-danitra.
16 Ary raha mifady hianareo, aza ma-
nahaky ny mpihiatsaravelatsihy, malahelo
tarehy: f' ireo misotisoty ny tavany, ha-
hitany ny olona, fa mifady. Izaho mi-
laza aminareo marin-tokoa, fa mahazo ny
tambiny ireny.
17 Fa raha mifady hianao, hosori-menaka
ny lohanao, ka sasao ny tavanao;
18 Mba tsy hisehoanao amy ny olona,
toy ny mifady, f' amy ny Rainao Izay ao
amy ny fiafenana: ary ny Rainao Izay
mahita ao amy ny fiafenana, hamaly soa
anao ao amy ny fihiarihariana.
19 Aza mihiary harena ho anareo ety an-
tany, izay azony ny fositra sy ny harafe-
sina ho simbana, sy izay azony ny mpan-
galatra hanamitrano, amana hangalarina:
20 Fa mihiaria harena ho anareo any an-
danitra, izay tsy azony ny fositra sy ny ha-
rafesina ho simbana, ary tsy azony ny
mpangalatra hanamitrano, na hangala-
rina.
21 F' izay itoerany ny harenareo, no hi-
toerany ny fonareo kosa.
22 Ny maso no fahazavany ny tena: ary
raha tsara ny masonao, dia mazava ny tena-
nao rehetra:
23 Fa raha ratsy ny masonao, dia mai-
zina ny tenanao rehetra. Ary raha maizina
ny mazava izay ao anatinao, manao ahoana
ny halehibeny izany maizina izany!
24 Tsy misy olona mahatompo izay tompo
roa: fa ho halany ny anankiray, ary ho
tiany ny anankiray; dia hombany ny anan-
kiray, ary hilaozany ny anankiray. Tsy
mahatompo an' Andriamanitra sy ny Ma-
môna hianareo.
25 Ary hoy Izaho aminareo, Aza manahy
amy ny fivelomanareo, na izay ho haninareo,
na izay ho sotroinareo, na amy ny tenanareo
izay ho tafinareo. Tsy mihoatra va ny
aina noho ny hanina, ary ny tena noho ny
fitafiana?
26 Tsinjovy ny voro-manidina; f' izy tsy
mamafy, na mijinja, na dia mitaona ho any
an-tsompitra; fa ny Rainareo Izay any an-
danitra no mamahana azy. Tsy mihoatra
noho ireny va hianareo?
27 Ary iza no aminareo, raha mihievitra,

 

no mahampitombo ny tenany, na iray ha-
kiho aza?
28 Ary nahoana hianareo no manahy
noho ny fitafiana? Hevero ny voniny ny
ahitra eny an-tsaha, manao ahoana ny fani-
riny: tsy miasa, na mamoly ireo:
29 Ary Izaho milaza aminareo, F' i So-
lomôna tao amy ny voninahiny rehetra,
tsy niomana tahaky ny anankiray aminy
ireny.
30 Ary raha izany no anomanan' Andria-
manitra ny ahitra, izay eny an-tsaha anio,
ka hariany ho any am-patana rahampitso,
tsy mihoatra lavitra va hianareo, ry ma-
lain-kino?
31 Ary aza manahy hianareo, ka manao
hoe, Inona no ho haninay? Ary, Inona
no ho sotroinay? Ary, Inona no ho tafi-
nay?
32 Fa ny Eteny mikiatsaka izany zavatra
rehetr' izany; fa ny Rainareo Izay any
an-danitra mahalala, fa mila izany rehetr'
izany hianareo.
33 Ary katsaho aloha ny fanjakan' An-
driamanitra, sy ny fahamarinany, dia ham-
piany ho anareo izany rehetr' izany.
34 Ary aza manahy ho amy ny ampitso
hianareo: fa ny ampitso hanahy ny azy.
Ampy ho any ny andro ny ratsiny.

## TOKO VII.

Aza mitsara, mba tsy ho tsarainy hianareo.
2 Fa ny fitsarana ataonareo, no hitsarany
anareo; ary ny ohatra ataonareo, no hano-
harany anareo.
3 Ary nahoana hianao no mijery ny
sombin-kazo izay ao amy ny masony ny
rahalahinao, fa tsy mihievitry ny andry izay
ao amy ny masonao?
4 Ary nahoana no lazainao amy ny raha-
lahinao hoe, Aoka aho hanesotry ny som-
bin-kazo ao amy ny masonao: ary indro, ny
andry ao amy ny masonao?
5 Hianao mpihiatsaravelatsihy, esory alo-
ha ny andry ao amy ny masonao: dia ho
hitanao tsara no hanesotry ny sombin-kazo
ao amy ny masony ny rahalahinao.
6 Aza omena ny alikia izay masina, ary
aza manary ny voahanginareo eo alo-
hany ny kisoa, fandroa hitsahiny izany,
ary nony niverina, dia hamiravira anareo
ireny.
7 Mangataha, dia homeny anareo; mita-
diava, dia hahita hianareo; dony, dia ho
vohany hianareo:
8 F' izay rehetra mangataka, no mahazo;
ary izay mitady, no mahita; ary izay man-
dondona, no ho vohany.
9 Ary iza no olona ao aminareo, raha
mofo no angatahiny ny zanany, dia vato
no homeny azy?
10 Ary raha hazandrano no angatahiny,
dia menarana no homeny azy?
11 Ary na dia ratsi-fanahy aza hianareo,
dia mahalala manome zava-tsoa ho any ny
zanakareo, tsy mainkia va homeny ny Rai-
nareo, Izay any an-danitra, ny zava-tsoa ho
any izay mangataka aminy?
12 Ary izay rehetra tianareo hataony ny
olona aminareo, atavy aminy kosa tahaky
izany: f' izany no lalàna sy ny mpami-
nany.
13 Midira ao amy ny vavahady ety hia-
nareo; fa lehibe ny vavahady, ary mala-
laka ny làlana izay mankany amy ny faha-
verezana, ary maro no miditr' ao.
14 Fa ety ny vavahady, ary kely ny là-
lana izay mankany amy ny fiainana, ary
vitsy no mahita izany.
15 Tandremo ny mpaminany manandoka,
izay mankao aminareo amy ny fitafiany ny
ondry, f' ao anatiny, dia amboadia mitoha
izareo.
16 Ny voany no hahafantaranareo azy.
Manoty voaloboka amy ny tsilo va ny olo-
na, na voara amy ny songosongo?
17 Araky izany, ny hazo tsara rehetra
mamoa voa tsara; ary ny hazo ratsy ma-
moa voa ratsy.
18 Ny hazo tsara tsy mety mamoa voa
ratsy, ary ny hazo ratsy tsy *mety* mamoa
voa tsara.
19 Ny hazo rehetra izay tsy mamoa voa
tsara ho jinjany, ka hariany any anaty afo.
20 Ka dia ny voany no hahafantaranareo
azy.
21 Tsy izay rehetra milaza amiko hoe,
Tompoko, Tompoko, no hiditra amy ny
fanjakany ny lanitra; f' izay manao ny
sitra-pony ny Raiko Izay any an-danitra.
22 Maro no hilaza amiko aminy izany
andro izany hoe, Tompoko, Tompoko, tsy
efa naminany tamy ny anaranao v' izahay?
ary tsy efa namoaky ny fanahy ratsy tamy
ny anaranao v' izahay? ary tsy efa na-
nao ny zava-maro mahatalanjona tamy ny
anaranao v' izahay?

23 Ary dia hambarako aminy hoe, Tsy
fantatro hianareo; mialà amiko, hianareo
mpanao-ratsy.
24 Ary izay rehetra mandre izany teniko
izany, ka mankato izany, dia hataoko taha-
ky ny olon-kendry, izay nanoriny ny tra-
nony tambony ny vatolampy:
25 Ary latsaka ny ranonorana, dia nan-
driaky ny rano, dia nifofofofo ny rivotra,
ka namely izany trano izany; fa tsy mba
nianjera iny: fa naoriny tambony ny vato-
lampy izany.
26 F' izay rehetra mandre izany teniko
izany, fa tsy mankato izany, dia hataoko
tahaky ny olona adala, izay nanoriny ny
tranony tambony ny fasikia:
27 Ary latsaka ny ranonorana, dia nan-
driaky ny rano, dia nifofofofo ny rivotra,
ka namely izany trano izany; ary nianjera
iny, ka dia fongotra.
28 Ary nony efa vitany Iesio izany teny
izany, dia talanjona ny olona noho ny fa-
mpianarany:
29 F' Izy nampianatra azy tahaky izay
manana fahefana, fa tsy tahaky ny mpano-
ratra.

## TOKO VIII.

Raha nidina teny an-tendrombohitra Izy,
dia nanaraka Azy ny olona maro be.
2 Ary, indro, fa avy lehy boka, dia
nitsaoka Azy, ka hoy izy, Tompoko, raha
tianao, mahadio ahy Hianao.
3 Ary Iesio naninjitry ny tànany, dia na-
nendry azy, ka nanao hoe, Tiako; madi-
ova hianao. Dia madio miarakaminizay ny
habokany.
4 Ary hoy Iesio taminy, Aza ambaranao
amy ny olona na dia iray akory; fa man-
dehana, asehoy ny mpisorona ny tenanao,
ka ento ny fanatitra izay nandidiany Môse,
ho fanambarana aminy.
5 Ary Iesio nony niditra teny Kaperinao-
my, dia nisy ambonin-jato anankiray nan-
kao aminy, dia nifona taminy,
6 Ka nanao hoe, Tompoko, ny ankizi-
lahiko marary maty ila ao an-trano, ka
ampangirifiriny indrindra.
7 Ary hoy Iesio taminy, Ho avy Aho ka
hahasitrana azy.
8 Ary lehy ambonin-jato namaly, ka nanao
hoe, Tompoko, izaho tsy tokony mba hidira-
nao ao ambany ny tafon-tranoko: fa mitene-
na hiany, dia ho sitrana ny ankizi-lahiko.
9 F' izaho lehilahy manan-tompo, ka ma-
na-miaramila izay fehiko: ary hoy izaho
amy ny anankiray, Mandehana, dia mande-
ha izy; ary amy ny anankiray koa, Avia,
dia avy izy; ary amy ny ankizi-lahiko,
Atavy izany, dia ataony.
10 Ary Iesio nony nandre *izany*, dia gaga
Izy, ka hoy Izy taminy izay nanaraka *Azy*,
Izaho milaza aminareo marin-tokoa, fa
tsy mbola nahita finoana lehibe toy izany
Aho, na dia taminy Isiraely aza.
11 Ary Izaho milaza aminareo, Fa maro
ho avy any atsinanana sy any andrefana,
ary izareo hipetraka ao aminy Abirahama,
sy aminy Isaka, ary aminy Iakôba, any
amy ny fanjakany ny lanitra.
12 Fa hariany any amy ny maizin' any
an-koatra, ny zanaky ny fanjakana: any
izy no hitomany sy hikitro-nify.
13 Ary Iesio nanao taminy lehy ambo-
nin-jato hoe, Mandehana; tongava aminao
araky ny ninoanao. Dia sitrana miaraka-
minizay ny ankizi-lahiny.
14 Ary Iesio nony niditra tany an-tranony
Petro, dia hitany nandry ny reniny ny
vadiny izay marary ny tazo.
15 Ary Izy nanendry ny tànany, dia nan-
dao azy ny tazo: dia nitsangana, ka na-
nompo azy izy.
16 Ary nony hariva ny andro, Izy no ni-
tondrany ny maro voim-panahy ratsy: ary
ny teny no namoahany ny fanahy *ratsy*,
dia nahasitrana izay narary rehetra Izy:
17 Mba ho tanteraky izay nampilazany
any Esaia mpaminany, hoe, "Izy naka ny
faharofiantsikia, ka nitondra ny aretintsikia."
18 Ary Iesio nony nahita ny olona maro
be manodidina Azy, dia nandidy *azy* hiala
hankany an-dafy.
19 Ary tonga mpanoratra anankiray, ka
nanao taminy hoe, Mpampianatr' ô, izaho
hanaraka Anao aminy izay alehanao.
20 Ary hoy Iesio taminy, Ny amboahaolo
manan-davaka, ary ny voro-manidina *ma-
nan'* akany; fa ny Zanak' olona tsy mana-
n' izay hipetrahany ny lohany.
21 Ary hoy ny mpianany anankiray ta-
miny, Tompoko, aoka aho angaloha han-
deha handeviny ny raiko.
22 Fa hoy Iesio taminy, Manaraha Ahy;
ary aoky ny maty handeviny ny maty.
23 Ary nony nankany an-tsambo Izy,
dia nanaraka Azy ny mpianany.
24 Ary, indro, mafy ny tafio-drivotra teny

an-dranomasina, ka voa safotra ny alon-
drano ny sambo: f' Izy natory.
25 Ary ny mpianany nankany mba ha-
moha Azy, ka nanao hoe, Tompoko, von-
jeo izahay: maty izahay.
26 Ary hoy Izy taminy, Nahoana no
matahotra hianareo, ry malain-kino? dia
nitsangana Izy, ka nananatry ny rivotra
sy ny ranomasina, ka dia tony tsara ny
andro.
27 Dia talanjona ny olona, ka nanao hoe,
Iza moa io lehy io, fa ny rivotra sy ny
ranomasina maneky Azy?
28 Ary nony tonga teny an-dafy any an-
taniny ny olon-Gerigesa Izy, dia nitsena
Azy roa lahy voim-panahy ratsy, mi-
voaka amy ny fasana, ka masiaka indrin-
dra, ka tsy nisy olona nahazo mandeha
aminy izany làlana izany.
29 Ary, indro, izy roroa niantso, ka nanao
hoe, Maninona anay Hianao, Iesio Zanak'
Andriamanitra? mankaty va Hianao ham-
pahory anay, dieny tsy mbola tonga ny
fotoana?
30 Ary nisy kisoa maro mirai-dia nifahy
eny lavidavitr' eny.
31 Ary ny fanahy ratsy niera taminy,
ka nanao hoe, Raha havoakao izahay, asa-
vy mankany anatiny ny kisoa mirai-dia
izahay.
32 Ary hoy Izy taminy, Mandehana.
Ary nony efa nivoaka ireo, dia lasa nan-
kany anatiny ny kisoa mirai-dia: ary in-
dro, ny kisoa mirai-dia rehetra niriotra
tamy ny tevana, ho any an-dranomasina, ka
dia maty teny anaty rano ireny.
33 Ary nandositra ny mpamahy, ary nony
nankany an-tanàna izareo, dia nilaza ny
zavatra rehetra izay nanjo ny voiny ny
fanahy ratsy.
34 Ary, indro, ny olona rehetra teo an-
tanàna nivoaka mba hitsena any Iesio: ary
nony nahita Azy izareo, dia nangataka
*taminy* hiala amy ny taniny.

## TOKO IX.

Ary nony niditra teny any an-tsambo, dia
nita, ka nankany an-tanànany Izy.
2 Ary, indro, Izy no nitondrany lehy
maty ila, mandry am-pandriana: ary Iesio
nony nahita ny finoan' ireo, dia nanao ta-
miny lehy maty ila hoe, Matokia, anaka;
voa vela ny helokao.
3 Ary, indro, ny mpanoratra sasany nanao
anakam-po hoe, Manompa Ilehio.
4 F' Iesio nony nahalala ny fisainany,
dia nanao hoe, Nahoana hianareo no mihie-
vitra ratsy am-ponareo?
5 F' iza no moramora kokoa, no manao
hoe, Voa vela ny helokao; sa manao hoe,
Mitsangàna, ka mandehana?
6 Fa mba ho fantatrareo, fa ny Zanak'
olona manana fahefana hamela-heloka aty
ambony ny tany (dia hoy Izy aminy lehy
maty ila,) Mitsangàna, ento ny fandrianao,
ka modia hianao.
7 Ary izy nony nitsangana, dia lasa nody.
8 Fa ny olona maro raha nahita *izany*,
dia talanjona, ka nankalaza an' Andria-
manitra Izay nanome ny olona fahefana
toy izany.
9 Ary Iesio nony niala teo, dia nahita
lehilahy, atao hoe i Mataio, mipetraka ao
anilany ny fandraisan-ketra: ka hoy Izy
taminy, Manaraha Ahy. Dia nitsangana
izy, ka nanaraka Azy.
10 Ary raha nipetra-nihinana tao an-tra-
no Izy, indro, avy ny farantsa maro sy
ny mpanota, ka niara-nipetraka tao aminy
Iesio sy ny mpianany.
11 Ary ny Farisaio raha nahita, dia ni-
laza tamy ny mpianany, Nahoana ny mpa-
mpianatrareo no mihinana amy ny farantsa
sy ny mpanota?
12 Ary rehefa nandre Iesio, dia nanao
taminy hoe, Ny finaritra tsy mila mpanao-
fanafody, fa ny marary.
13 Ary mandehana, ka mianara izay he-
vitry izany hoe, "Aleoko miantra, toy izay
manalavoady:" fa tsy avy hiantso ny ma-
rina Aho, fa ny mpanota, hibebaka.
14 Ary ny mpianatry Iôana nankany
aminy, ka nanao hoe, Nahoana izahay sy
ny Farisaio no mifady matetikia, fa ny mpi-
antrao tsy mba mifady?
15 Ary hoy Iesio taminy, Mahay misa-
ona va ny havany ny ampakarina, dieny
mbola ao aminy hiany ny mpampakatra?
fa ho avy ny andro, raha halainy ny mpa-
mpakatra any aminy, dia hifady izareo.
16 Ary tsy misy olona mamboatra akan-
jo tonta amy ny lamba vao tenominy: fa
raha izany, ny voa voatra handriatry ny
akanjo, ka hitatra ny triatra.
17 Ary tsy misy manisy divay vaovao
amy ny tavoahangy tonta: raha izany, dia
mitefoka ny tavoahangy, sady raraka ny

divay no simba ny tavoahangy: fa ny tavoa-
hangy vaovao no asiany ny divay vaovao,
ka voa tahiry izy roroa.
18 Raha mbola miteny izany zavatr'
izany taminy Izy, indro, tonga mpana-
paka anankiray, dia nitsaoka Azy, ka
nanao hoe, Maty ankehitriny hiany ny
zanako-vavy: fa mankanesa, mametraha ny
tànanao aminy, dia ho velona izy.
19 Ary nony nitsangana Iesio, dia nana-
raka azy, ambany ny mpianany kosa.
20 Ary, indro, vehivavy anankiray,
izay mitsi-dra roa amby ny folo taona,
nankao ivohony, ka nanendry ny sisin-
dambany:
21 F' izy nanao anakam-po hoe, Na dia
ny lambany aza no voa tendriko, dia ho si-
trana aho.
22 Ary Iesio nony nihiodina, dia nahita
azy, ka hoy Izy, Matokia, anaka; ny fino-
anao no nahasitrana anao. Dia sitrana
miarakaminizay lehy vehivavy.
23 Ary Iesio nony niditra teo an-tranony
lehy mpanapaka, ary nahita ny mpitsio-tso-
dina, sy ny olona maro nitabataba teo,
24 Dia hoy Izy taminy, Mialà: fa tsy
maty lehy zazavavy, fa matory izy. Dia
nihiomehy Azy ny olona.
25 Ary rehefa navoaka ny olona, dia ni-
ditra Izy, ka nandray ny tànany lehy za-
zavavy, dia nitsangana izy.
26 Ary izany lazany izany niely taminy
izany tany rehetr' izany.
27 Ary nony niala teo Iesio, dia nanara-
ka Azy lehy jamba roa lahy, miantso, ka
manao hoe, Zanaky Davidy, iantrao iza-
hay.
28 Ary rehefa niditra teo an-trano Izy, dia
nanatona Azy lehy jamba: ary hoy Iesio
taminy, Mino va hianareo fa mahefa izany
Aho? hoy izareo taminy, Eny, Tom-
poko.
29 Dia nanendry ny masony, ka nanao
hoe, Ho anareo izany araky ny finoanareo.
30 Dia nihiratra ny masony; ary Iesio
nananatra azy, ka nanao hoe, Tandremo
mba tsy ho fantatr' olona *izany*.
31 Fa nony lasa izareo, dia nankalaza
Azy taminy izany tany rehetr' izany.
32 Ary indro, rehefa nivoaka izareo, Izy
no nitondrany lehilahy moana voim-pana-
hy ratsy.
33 Ary rehefa namoaky ny fanahy ratsy
Izy, dia niteny ny moana; ary gaga ny
olona maro, ka nanao hoe, Tsy mbola nisy
toy izany aminy Isiraely.
34 Fa ny Farisaio nanao hoe, Ny lohany
ny fanahy ratsy no amoahany ny fanahy
ratsy.
35 Ary lasa nandeha Iesio mitety ny ta-
nàna sy ny vohitra rehetra, mampianatra
ao amy ny sonagôgy, dia mitory ny fila-
zantsara any ny fanjakana, ka mahasitrany
ny marary rehetra, ambany ny aretina re-
hetra, ao amy ny olona.
36 Ary Izy nony nahita ny olona maro,
dia namindra-fo taminy, fa reraka izareo,
ka niely toy ny ondry tsy mana-mpiandry.
37 Dia hoy Izy tamy ny mpianany, Be
tokoa ny vokatra, fa vitsy ny mpiasa:
38 Koa mangataha amy ny Tompony ny
vokatra, hampandehaniny ny mpiasa hamo-
ry ny vokatry ny taniny.

## TOKO X.

Ary Izy niantso ny mpianany roa amby
ny folo lahy hankao aminy, dia nomeny
azy fahefana hamoaky ny fanahy maloto,
sy hahasitrany ny marary rehetra, ambany
ny aretina rehetra.
2 Ary izany no anarany ny apositoly roa
amby ny folo lahy: ny voalohany, i Simô-
na, izay atao hoe, i Petro; ary Andrea, ra-
halahiny; dia Iakôbo zanaky Zebedaio,
ary Iôana rahalahiny;
3 I Filipo, sy Baritolomeo; i Tôma, sy
Mataio farantsa; Iakôbo zanaky Alifaio,
sy Lebaio, izay atao hoe, i Tadaio;
4 I Simôna Kananity, ary Ioda Isika-
rioty izay namadikia Azy izay.
5 Izany roa amby ny folo lahy izany ni-
rahiny Iesio; ary Izy nandidy azy, ka
nanao hoe, Aza mandeha any amy ny là-
lany ny Firenena, ary aza mankany an-
tanànany ny olon-TSamaria:
6 F' aleo mankany amy ny ondry izay
very ao amy ny tranony Isiraely.
7 Ary raha mandeha hianareo, mitoria,
ka manao hoe, Efa akeky ny fanjakany ny
lanitra.
8 Sitrano ny marary, diovy ny boka, ve-
lomy ny maty, avoahy ny fanahy ratsy;
nahazo maimaim-poana hianareo, omeo mai-
maim-poana.
9 Aza mitondra hianareo, na volamena,
na volafotsy, na varahina, ao anatiny ny
kitaponareo;

10 Na kitapom-batsy ho any an-dàlana, na
akanjo roa, na kiraro, na tehina aza: fa
ny mpiasa mendrikia hahazo haniny.
11 Ary izay tanàna, na vohitra, hidira-
nareo, anontanio, iza moa no mendrikia
ao; ka mitoera ao mandra-pialanareo.
12 Ary nony miditra ao an-trano hianareo,
miarahaba azy.
13 Ary raha mendrikia ny trano, aoky
hitoetr' ao aminy ny saotrareo; fa raha
tsy mendrikia izy, aoka hody aminareo ny
saotrareo.
14 Ary izay tsy hampandroso anareo, na
tsy hihaino ny teninareo, raha miala aminy
izany trano izany na aminy izany tanàna
izany hianareo, hetsikietseho ny vovoka ho
afaka amy ny tongotrareo.
15 Izaho milaza aminareo marin-tokoa,
Fa ho moramora kokoa ho an-tany Sodoma
sy Gomora, amy ny andro-fitsarana, noho
an' izany tanàn' izany.
16 Indro, Izaho maniraka anareo tahaky
ny ondry ao am-povoany ny amboadia: ka
hendrea tahaky ny menarana, dia morà ta-
haky ny voromailala.
17 Ary tandremo ny olona: fa hatolony
ao amy ny Sonedrio, ka ho kapohiny ao
amy ny sonagôginy hianareo.
18 Ka ho entiny eo anatrehany ny mpa-
napaka sy ny mpanjaka hianareo, noho ny
Ahy, ho vavolombelona aminy sy ny Fire-
nena rehetra.
19 Fa raha voa tolotra hianareo, aza ma-
nahy ny famalinareo, na izay ho lazaina-
reo: fa homeny anareo izay ho lazainareo,
aminy izany andro izany.
20 Fa tsy hianareo no miteny, fa ny Fa-
nahiny ny Rainareo no mampiteny anareo.
21 Ary ny rahalahy hanolotry ny rahala-
hiny mba ho vonoiny, ary ny ray *hanolo-
try* ny zanany: ary ny zanaka hanohitry
ny rainy aman-dreniny, ka hampamono azy.
22 Ary ho halany ny olona rehetra hia-
nareo, noho ny anarako: f' izay maharitra
hatramy ny farany no ho vonjeny.
23 Ary raha manenjikia anareo ety an-
tanàna ety ny olona, mandosira any an-
tanàna hafa; f' Izaho milaza aminareo ma-
rin-tokoa, fa tsy ho tanteraka *ny alehanareo
amy* ny tanànany Isiraely, mandra-paha-
tonga ny Zanak' olona.
24 Ny mpianatra tsy mihoatra noho ny
mpampianatra, na ny mpanompo noho ny
tompony.
25 Aoky ny mpianatra mba ho tahaky ny
mpampianatr' azy, ary ny mpanompo mba
ho tahaky ny tompony. Raha nataony ny
anarany ny tompon-trano hoe, i Belizeboba,
tsy mainkia va ny mirai-trano aminy?
26 Koa aza matahotra azy hianareo:
fa tsy misy miafina izay tsy hasehony; na
miery izay tsy ho fantatra.
27 Izay no lazaiko aminareo ao amy ny
maizina, ambarao ao amy ny mazava: ary
izay re ny sofinareo, atoroy ao ambony ny
tafon-trano.
28 Ary aza matahotry izay mahavono ny
tena, anefa tsy mahavono ny fanahy: fa
aleo matahotry Izay maharingiany ny
fanahy aman-tena ao amy ny helo.
29 Tsy lafo vari-dimi-venty va ny pape-
likia roa? ary tsy misy na tsy akory aminy
ireny mitehikia amy ny tany, tsy *hitan-*
DRainareo.
30 Fa voa isa avokoa ny volon-dohanareo.
31 Ary aza matahotra hianareo; hiana-
reo mihoatra lavitra noho ny papelikia
maro.
32 Ary na zovy na zovy haneky Ahy eo
anatrehany ny olona, no hanekeko kosa eo
anatrehany ny Raiko Izay any an-danitra.
33 Fa na zovy na zovy handà Ahy eo ana-
trehany ny olona, no ho laviko kosa eo
anatrehany ny Raiko Izay any an-danitra.
34 Ary aza mihievitra f' Izaho avy ha-
natitry ny fihiavanana ambony ny tany:
tsy avy Aho hanatitry ny fihiavanana, fa
sabatra.
35 Fa avy Aho hampandrafy olona amy
ny rainy, ary ny zanaka-vavy amy ny re-
niny, ary ny vinantony amy ny rafozani-
vavy.
36 Ary ny mirai-trano hiany no fahava-
lony ny olona.
37 Izay tia ray aman-dreny mihoatra
Ahy, tsy mendrikia ho Ahy, ary izay tia
ny zanani-lahy na ny zanani-vavy mi-
hoatra Ahy, tsy mendrikia ho Ahy.
38 Ary izay tsy mitondra ny hazo-fija-
liany, ka manaraka Ahy, tsy mendrikia
ho Ahy.
39 Izay hiaro ny ainy, no hamery izany:
ary izay hamery ny ainy, noho ny Ahy,
no hahazo izany.
40 Izay mandray anareo, no mandray
Ahy; ary izay mandray Ahy, no man-
dray Izay naniraka Ahy.
41 Izay mandray ny mpaminany amy ny

anarany ny mpaminany, no handray ny
tambiny ny mpaminany; ary izay mandray
ny olo-marina amy ny anarany ny
olo-marina, no handray ny tambiny ny
olo-marina.
42 Ary na zovy na zovy no hanome *rano*
mangatsiaka eran-kapoaka, ho sotroiny ny
anankiray aminy ireo madinikia ireo, amy
ny anarany ny mpianatra hiany aza, Izaho
milaza aminareo marin-tokoa, fa tsy ho
very ny tambiny.

## TOKO XI.

Ary rehefa vitany Iesio ny mandidy ny
mpianany roa amby ny folo lahy, dia niala
teo Izy, handeha hampianatra sy hitory
teny any an-tanànany ny olona.
2 Ary rehefa reny Iôana teo an-trano-maizina
izay nataony Kiraisity, dia naniraky
ny mpianany roa lahy,
3 Ary hoy izy taminy, Hianao v' izay
ho avy, sa hafa no handrasantsikia?
4 Ary Iesio namaly, ka nanao taminy
hoe, Mandehana hianareo, ambarao any
Iôana izay renareo, ambany izay hitanareo:
5 Mihiratra ny jamba, ary afa-mandeha
ny mandringia; madio ny boka, ary malady
ny marenina; mitsangana ny maty,
ary ny filazantsara no toriny amy ny
malahelo.
6 Ary finaritr' izay tsy ho tafintohina
amiko.
7 Ary nony lasa nandeha izareo, vao nilaza
any Iôana tamy ny olona maro Iesio
hoe, Hizaha inona no nalehanareo aty an-efitra?
volotara hozongozonin-drivotra va?
8 Fa hizaha inona no nalehanareo aty?
olona mitafy lamba malemy va? indro, ny
mitafy lamba malemy ao an-tranony ny
mpanjaka.
9 Fa hizaha inona no nalehanareo aty?
mpaminany va? eny, hoy Izaho aminareo,
fa mihoatra lavitra noho ny mpaminany.
10 F' io lehy io no nanoratany hoe, "Indo,
Izaho maniraky ny oloko hialoha
Anao, izay hamboatry ny làlanao eo alohanao."
11 Izaho milaza aminareo marin-tokoa,
Aminy izay nateraky ny vehivavy, tsy misy
nitsangana na iray akory lehibe mihoatra
noho Iôana mpanao-batisa: nefa ny kely
indrindra amy ny fanjakany ny lanitra lehibe
noho izy.
12 Ary hatramy ny androny Iôana mpanao-batisa
mandrak' ankehitriny no nandrombahany
ny fanjakany ny lanitra, ary
ny mpandrombaka manao an-kery no mahazo
izany.
13 Fa ny mpaminany rehetra sy ny lalàna,
naminany hatraminy Iôana.
14 Ary raha tahandray hianareo, dia izy
no lehy Elia izay efa ho avy.
15 Izay manan-tsofina malady, aoky izy
hihaino.
16 Fa manahaky inona no hanoharako
itoy taranak' itoy? Manahaky ny ankizy
mipetraka any an-tsena izy, dia miantso
ny namany,
17 Ka manao hoe, Izahay efa nitsiotsodina
taminareo, fa tsy nandihy hianareo:
izahay efa nisaona taminareo, fa tsy nitomany
hianareo.
18 Fa avy Iôana tsy nihinana na nisotro,
ka hoy izareo, Manam-panahy ratsy izy.
19 Avy ny Zanak' olona mihinana sy
misotro, ka hoy izareo, Indro, olo-mamo
sy ny mpisotro divay, sakaizany ny farantsa,
sy ny mpanota. Fa fahendrena
ahamarininy ny zanany.
20 Dia vao nandatsa ny tanàna izay nasiany
ny ankamaroany ny fahagagany, fa
tsy nibebaka ireny:
21 Mahita loza hianao, ry Korazina!
mahita loza hianao, ry Betisaida! fa raha
nataony ny fahagagana teny Toro sy
Sidôna, izay nataony teo aminareo, dia
nibebaka ela tamy ny lamba fisaonana sy
ny lavenona ireny.
22 F' Izaho milaza aminareo, Fa ho
moramora kokoa ho any Toro sy Sidôna,
amy ny andro-fitsarana, noho anareo.
23 Ary hianao, ry Kaperinaomy, izay nasandratra
hatrany an-danitra, no haetry
hatrany amy ny helo; fa raha nataony ny fahagagana
teny Sodoma, izay nataony teo aminao,
dia naharitra ambarak' andro any iny.
24 F' Izaho milaza aminareo, Fa ho moramora
kokoa ho an-tany Sodoma, amy ny
andro-fitsarana, noho anao.
25 Iesio namaly taminy izany andro
izany, ka nanao hoe, Izaho misaotra Anao,
Raiko, Tompony ny lanitra sy ny tany, fa
nafeninao izany tamy ny hendry sy ny
manan-tsaina, ka nasehonao tamy ny zaza
madinikia izany.

26 Eny, Raiko: f' izany no sitra-ponao.
27 Ny zavatra rehetra nomeny ny Raiko
Ahy; ary tsy misy mahalala ny Zanaka,
afa tsy ny Ray; ary tsy misy mahalala ny
Ray, afa tsy ny Zanaka sy izay tiany ny
Zanaka hambarany.
28 Manatòna Ahy hianareo rehetra, izay
miasa fatratra, sy mivesatr' entana, dia
homeko fitsaharana hianareo.
29 Ento ny fitondràko, ka mianara amiko;
f' Izaho malemi-fanahy sy miadam-po;
dia hahita fitsaharana ho any ny fanahinareo
hianareo.
30 Fa mora ny fitondràko, ka maivana ny
entako.

## TOKO XII.

LASA Iesio taminy izany andro izany namaky
ny tanim-bary tamy ny sabata; dia
noana ny mpianany, dia vao nanoty ny
salohim-bary, ka nihinana.
2 Fa rehefa hitany ny Farisaio, dia nataony
taminy hoe, Indro, ny mpianatrao
manao izay tsy mety amy ny sabata.
3 Ary hoy Izy taminy, Tsy mbola vakinareo
va ny teny milaza izay nataony Davidy,
raha noana izy ambany izay nomba
azy?
4 Ahoana no nidirany any an-tranon' Andriamanitra,
dia nihinany ny mofo aseho
izay tsy mety ho haniny, na izay nomba
azy, afa tsy ny mpisorona hiany?
5 Tsy efa namaky teny tamy ny lalàna va
hianareo, fa ny mpisorona ao amy ny tempoly
manota ny sabata, ka tsy manan-tsiny
izareo?
6 Ary Izaho milaza aminareo, Fa misy
lehibe lavitra noho ny tempoly aty.
7 Fa raha fantatrareo izay hevitry izany
hoe, "Aleoko miantra, toy izay manalavoady,"
tsy mba nanameloky ny marina
hianareo.
8 Fa ny Zanak' olona no Tompony ny
sabata koa.
9 Ary nony niala teo Izy, dia niditra tao
amy ny sonagôginy:
10 Ary indro, nisy lehilahy maty tànana
teo. Ary izareo nanontany Azy, hiampangany
Azy, ka nanao hoe, Mety v' izany
hahasitrana amy ny sabata?
11 Ary hoy Izy taminy, Iza moa ny lehilahy
ao aminareo, izay manana ondry anankiray,
ary, raha latsaka eny an-kady amy ny
sabata, tsy hitana azy, ka hamonjy azy v' izy?
12 Ary tsy mihoatra lavitra noho ny ondry
va ny olona? koa aminy izany, dia mety
manao soa amy ny sabata.
13 Dia hoy Izy tamin-dralehilahy, Ahinjiro
ny tànanao. Dia nahinjiny; ka sitrana,
ho tahaky ny anankiray.
14 Ary lasa nivoaka ny Farisaio hiampanga
Azy, hamonoany Azy.
15 F' Iesio nony nahalala, dia niala
teo: ary ny olona maro be nanaraka Azy,
ary Izy nahasitrana azy rehetra;
16 Ary Izy nananatra azy tsy hilaza Azy;
17 Mba ho tanteraky izay nampilazany
any Esaia mpaminany, hoe,
18 "Indro ny mpanompoko, izay no finidiko;
ny malalako, izay sitraky ny kiboko
indrindra: hapetrako ny Fanahiko eo
aminy, ary Izy hanome lalàna any ny Firenena:
19 Izy tsy hifanditra, na hiantso; ary ny
olona tsy handre ny feony eny an-dàlana:
20 Tsy ho tapahiny ny harefo milefitra,
na ho vonoiny ny rongona manetona,
ambara-pahavoaky ny lalàna ho fandresena:
21 Ary ny anarany no hitokiany ny Firenena."
22 Ary Izy no nitondrany lehy voim-panahy
ratsy, sady jamba no moana: ary Izy
nahasitrana azy, ka dia niteny ama-nahita
lehy jamba ama-moana.
23 Dia talanjona ny olona rehetra, ka nanao
hoe, Tsy zanaky Davidy v' ilehio?
24 Fa ny Farisaio nony nandre, dia nilaza
hoe, Tsy misy amoahany lehio ny fanahy
ratsy, afa tsy Belizeboba lohany ny fanahy
ratsy.
25 Ary Iesio nony nahalala ny fisainany,
dia hoy Izy taminy, Ho rava ny fanjakana
rehetra izay miady an-trano; ary tsy haharitra
ny tanàna rehetra, na ny trano,
izay miady an-trano.
26 Ary Satana raha mamoaka any Satana,
dia miady an-trano izy: ka hataony ahoana
no hampitoetry ny fanjakany?
27 Ary raha i Belizeboba no amoahako
ny fanahy ratsy, iza no amoahany ny zanakareo
*azy?* ka dia ho mpitsara anareo ireny.
28 Fa raha ny Fanahin' Andriamanitra
no amoahako ny fanahy ratsy, dia tonga
aminareo tokoa ny fanjakan' Andriamanitra.
29 F' ataony ny olona ahoana no hiditra
any an-tranony ny mahery hangalatry ny
fanaky, raha tsy afatotra angaloha ny ma-

hery? dia vao hangalatry ny ao an-tranony
izy.
30 Izay tsy momba Ahy, dia manohitra
Ahy; ary izay tsy mamory amiko, dia ma-
nahaka.
31 Koa izany no lazaiko aminareo, Ha-
hazo famelan-keloka ny mpanota sy ny
olo-manompa rehetra; fa tsy hahazo fame-
lan-keloka ny olo-manompa any ny Fanahy
*Masina.*
32 Dia hahazo famelan-keloka izay ma-
nao teny hanohitry ny Zanak' olona; f'
izay rehetra miteny hanohitry ny Fanahy
Masina, tsy mba hahazo famelan-keloka izy,
na aminy izao fiainana izao, na aminy izay
ho avy.
33 Dia atavy tsara ny hazo, dia ho tsara
ny voany; sa atavy ratsy ny hazo, dia ho
ratsy ny voany: fa ny voany no ahafanta-
rany ny hazo.
34 Hianareo taranaky ny menarana, atao-
nareo ahoana no hahateny zava-tsara, dieny
mbola ratsi-fanahy hianareo? fa amy ny
habeny ny ao am-po no itenenany ny vava.
35 Ny raki-tsarany ny fony no amoahany
ny olona tsara-fanahy zava-tsara; ary ny
raki-dratsy no amoahany ny olona ratsi-
fanahy ny zava-dratsy.
36 Fa hoy Izaho aminareo, Fa ny teny
foana rehetra hitenenany ny olona, no ha-
nambarany izany amy ny andro-fitsarana.
37 Fa ny teninao no hanamarinany anao,
ary ny teninao no hanamelohany anao.
38 Ary ny mpanoratra sasany ambany
ny Farisaio namaly ka nanao hoe, Mpa-
mpianatr' ô, tianay hahita Anao maneho fa-
mantarana anankiray.
39 F' Izy namaly ka nanao taminy hoe,
Taranaka ratsi-fanahy sy manintaka mi-
tady famantarana; fa tsy misy famanta-
rana homeny azy, afa tsy ny famantarany
Iôna mpaminany:
40 Fa tahaky nitoerany Iôna hateloan'
andro sy hateloan' alina an-kibony ny tro-
zona, no hitoerany ny Zanak' olona hateloan'
andro sy hateloan' alina am-pony ny tany.
41 Ny olon-Ninive hitsangana amy ny
andro-fitsarana hanohitry io taranak' io, ka
hanameloka azy: fa nibebaka izareo noho
ny fitorian-teniny Iôna; ary, indro, lehibe
lavitra noho Iôna aty.
42 Ny Andriambavy any atsimo hitsan-
gana amy ny andro-fitsarana hanohitry io
taranak' io, ka hanameloka azy; fa avy
lavitra izy teny am-bazan-tany hihaino ny
fahendreny Solomôna; ary, indro, lehibe
lavitra noho i Solomôna aty.
43 Raha mivoaka any anatiny ny olona,
ny fanahy maloto, dia mandeha mitety ny
tany maina, mitady fitsaharana, fa tsy na-
hita akory izy.
44 Dia hoy izy, Izaho hody any an-tranoko
izay nivoahako; ary nony tonga izy, dia
hitany fa foana izany, sady voa fafa no
voa ravaka *izany.*
45 Dia mandeha izy, ka mitondra fanahy
fito hafa koa momba azy, ratsy lavitra noho
izy; dia miditra, ka mitoetr' ao ireny: ary
dia ratsy lavitra ny farany izany olona
izany noho ny voalohany. Ka dia mana-
haky izany hiany kosa io taranaka ratsi-
fanahy io.
46 Fa raha mbola miresaka amy ny olona
Izy, indro, ny reny ambany ny rahalahiny
nitoetra teo ala-trano, mila hiteny aminy.
47 Ary olona anankiray nanao taminy
hoe, Indro, ny reninao sy ny rahalahinao
mijanona eo ala-trano, mila hiteny aminao.
48 F' Izy namaly, ka nanao taminy izay
nilaza taminy hoe, Iza no reniko? ary iza
no rahalahiko?
49 Ary Izy naninjitry ny tànany tamy ny
mpianany, ka hoy Izy, Indro, ny reniko sy
ny rahalahiko!
50 F' izay hanao ny sitra-pony ny Raiko
Izay any an-danitra, izy no rahalahiko, sy
anabaviko, ary reniko.

## TOKO XIII.

Ary Iesio nony nivoaka tany an-trano ta-
miny izany andro izany, dia nipetraka teo
amoron-dranomasina Izy.
2 Ary ny olona maro be niangona hankao
aminy, dia niditra ho any an-tsambo Izy, ka
nipetraka teo; ary ny olona rehetra nitoetra
teo amoron-dranomasina.
3 Ary Izy nanao ohabolana hilaza zavatra
maro aminy, ka nanao hoe, Indro, lasa ny
mpamafy hamafy:
4 Ary nony namafy izy, dia latsaka ny
sasany teny amoron-dàlana, dia avy ny vo-
rona ka nandany izany.
5 Ary latsaka ny sasany teny an-tany be
vato, izay tsy nisy tany betsaka: dia na-
laky nitrebona, fa tsy nisy tany lalina.
6 Fa rehefa niposaka ny masoandro, dia
nalazo; ka maty izany, fa tsy nanam-paka.

7 Ary latsaka ny sasany teny an-tsilo;
ary ny tsilo naniry, dia namono izany.
8 Ary latsaka ny sasany teny an-tany
tsara, dia vokatra, ny sasany avy injato
heny, ary ny sasany avy inenim-polo heny,
ary ny sasany avy intelo-polo heny.
9 Izay manan-tsofina malady, aoky izy
hihaino.
10 Ary ny mpianany nanatona Azy, ka
nanao taminy hoe, Nahoana Hianao no ma-
nao ohabolana aminy ireny?
11 Ary Izy namaly ka nanao taminy
hoe, Hianareo nomeny hahalala ny zava-
tsaro-pantarina amy ny fanjakany ny lani-
tra, fa tsy mba nomeny ireny izany.
12 F' izay manana no homeny azy, ka
hitombo fananana izy; ary izay tsy manana
no halainy any aminy izay ananany.
13 Ary izany no anavako ohabolona aminy;
fa mahiratra, tsy mahita izareo; ary mandre,
tsy mihaino izareo, na dia mahalala izareo.
14 Dia tanteraka aminy izany olona iza-
ny ny faminaniany Esaia, izay manao hoe,
"Hianareo mandre, dia handre, fa tsy ha-
hafantatra; hianareo mijery, dia hijery, fa
tsy hahita:
15 F' efa adala ny fony ireo olona ireo,
efa lalodalovany ny sofiny, k' efa mikimpy
ny masony; fandroa mahita ny masony,
dia mandre ny sofiny, ka mahalala ny fony,
dia hibebaka izareo, ka hahasitrana azy
Aho.
16 Fa finaritra ny masonareo, fa mahita;
ary ny sofinareo, fa mandre.
17 F' Izaho milaza aminareo marin-tokoa,
Fa maro ny mpaminany, sy ny olona ma-
rina tahahita izay hitanareo, fa tsy hitany;
ary tahandre izay renareo, fa tsy reny.
18 Koa mihainoa ny ohabola-mpamafy:
19 Raha mandre ny teniny ny fanjakana
ny olona, fa tsy mahalala, dia avy lehy
ratsy, ka manesotry izay voa fafy tam-
pony. K' izany no nandray voany latsaka
teo amoron-dàlana.
20 F' izay mandray ny voany latsaka
teny an-tany be vato, no ilehy mihaino ny
teny, ka malaky mandray izany amy ny
fifaliana;
21 Fa tsy manam-paka izany, dia maha-
ritra vetivety, fa raha avy ny fahoriana, sy
ny fanenjehana, noho ny teny, dia malaky
tafintohina izy.
22 Ary izay mandray ny voany latsaka
teny an-tsilo, no ilehy mihaino ny teny;
ary ny fiahiahiany izao fiainana izao, sy
ny fitaky ny harena, mamono ny teny, ka
tsy mamoa izany.
23 Ary izay mandray ny voany latsaka
teny an-tany tsara, no ilehy mihaino ny
teny, ka mahalala; dia mamoa, ka maha-
vokatra, ny sasany avy injato heny, ary
ny sasany avy inenim-polo heny, ary ny
sasany avy intelo-polo heny.
24 Izy nilaza ohabolana hafa koa taminy,
ka nanao hoe, Ny fanjakany ny lanitra ma-
nahaka lehilahy anankiray izay namafy
voa tsara teny an-tsahany:
25 Fa raha natory ny olona, dia avy ny
fahavalony, ka namafy ny voa-ahi-dratsy
teo amy ny vary, ka dia lasa nandeha izy.
26 Ary rehefa naniry ny vary, ka niteraka,
dia niposaka kosa ny ahi-dratsy.
27 Dia nankany ny mpanompony ny tom-
po, ka nanao taminy hoe, Tompoko, tsy
voa tsara va no nafafinao teny an-tsahanao?
ary avy taiza ny ahi-dratsy?
28 Ary hoy izy taminy, Ny fahavalo no
nanao izany. Ary ny mpanompo nanao
taminy hoe, Koa tianao va handehananay
hiava izany?
29 Ary hoy izy, Tsia, fandroa, raha miava
ny ahi-dratsy hianareo, no hongotanareo ny
vary kosa miaraka aminy.
30 Aoky izy roroa hiara-maniry amba-
ra-pihiaviny ny fararano: ary amy ny an-
dro-fararano, dia ho lazaiko amy ny mpi-
jinja hoe, Vorio aloha ny ahi-dratsy, ka ata-
vy amboarany mba hodorana: fa taomy ny
vary ho any an-tsompitro.
31 Izy nilaza ohabolana hafa koa taminy,
ka nanao hoe, Ny fanjakany ny lanitra ma-
nahaky ny voa-motaridy, izay nalain' olo-
na, ka nafafiny teny an-tsahany:
32 Kely tokoa iny noho ny voa rehetra;
fa raha maniry izy, dia lehibe indrindra noho
ny anana; dia tonga hazo izany, ka avy
ny voro-manidina, ka mitoetr' ao amy ny
rantsany.
33 Izy nanao ohabolana hafa koa taminy
hoe, Ny fanjakany ny lanitra manahaky ny
masirasira, izay nalaim-behivavy, ka na-
siany teo amy ny koba telo famarana, man-
dra-pahasirasirany izy rehetra.
34 Ohabolana no nilazany Iesio izany
zavatra rehetr' izany tamy ny olona maro,
ary tsy niteny taminy Izy, raha tsy amy ny
ohabolana:
35 Mba ho tanteraky izay nampilazany

any ny mpaminany, izay nanao hoe, "Izaho
hanokatry ny vavako amy ny ohabolana;
izaho hanambara ny zavatra miafina hatri-
zay voa nanisiany izao tontolo izao."
36 Ary Iesio nony nampody ny olona
maro, dia niditra tao an-trano: ary ny
mpianany nankao aminy, ka nanao hoe,
Atoroy anay ny ohabolan-ahi-dratsy eny
an-tsaha.
37 Ary Izy namaly ka nanao taminy hoe,
Ny mpamafy ny voa tsara, no Zanak' olona.
38 Izao tontolo izao no saha; ny zanaky
ny fanjakana no voa tsara; fa ny zanaky
lehy ratsy no ahi-dratsy;
39 Ary ny fahavalo izay namafy izany
no devoly; ny fararano no fahataperany
izao tontolo izao; ary ny mpijinja no an-
jely.
40 Ary tahaky ny nanangonany ny ahi-
dratsy, ka n' odorany ny afo, no hatao-
ny amy ny fahataperany izao tontolo
izao.
41 Ny Zanak' olona haniraky ny anjeliny,
ary izareo hamoaka amy ny fanjakany,
izay mahatafintohina rehetra, ambany izay
manao meloka;
42 Dia hariany amy ny afo-fitanehana:
any izy no hitomany sy hikitro-nify.
43 Ary ny marina hamirapiraratra tahaky
ny masoandro, ao amy ny fanjakany ny Rai-
ny. Izay manan-tsofina malady, aoky izy
hihaino.
44 Ary koa, ny fanjakany ny lanitra
manahaky ny harena afenina eny an-tsaha:
rehefa hitan' olona, dia manafina izany
izy; ary lasa mandeha noho ny hafaliany
izany, dia mivarotry ny fananany rehetra,
ka mividy izany saha izany.
45 Ary koa, ny fanjakany ny lanitra
manahaky ny mpandranto mikiatsaka voa-
hangy tsara:
46 Dia nahita voahangy anankiray lehibe
saro-bidy, dia lasa nivarotry ny fananany
rehetra izy, ka nividy izany.
47 Ary koa, ny fanjakany ny lanitra ma-
nahaky ny vovo izay nalatsak' olona teny
an-dranomasina, ka no voriny *ny hazan-
drano* samy hafa rehetra:
48 Rehefa feno izany, dia no sarihiny ho
any an-tanety, dia nipetraka ny olona, ka
nifantiny ny tsara hataony an-karona, fa ny
ratsy no nariany.
49 Dia manahaky izany no hatao amy ny
fahataperany izao tontolo izao: hivoaka ny
anjely, ka hanavaky ny ratsi-fanahy amy
ny marina,
50 Dia hariany amy ny afo-fitanehana:
any izy no hitomany sy hikitro-nify.
51 Hoy Iesio taminy, Efa fantatrareo v'
izany rehetr' izany? Hoy izareo kosa, Eny,
Tompoko.
52 Dia hoy izy taminy, Ny mpianatra re-
hetra izay nampianariny ho amy ny fanja-
kany ny lanitra manahaky ny tompon-trano,
izay mamoaky ny zava-baovao, sy ny ela,
amy ny firaketany.
53 Dia niala teo Iesio, rehefa nahavita
izany ohabolan' izany.
54 Ary nony tonga tany amy ny taniny,
dia nampianatra azy teo amy ny sonagôginy,
ka talanjona izareo, ka nanao hoe, Taiza
*no ahazoany* lehity izany fahendrena aman'
asa mahagaga izany?
55 Tsy lehity va no zanaky ny mpandra-
fitra? tsy Maria va no anarany ny reniny?
ary tsy Iakôbo sy Iôse, sy Simôna, ary
Ioda, va no rahalahiny?
56 Ary ny anabaviny rehetra tsy ety
aminay v' izareo? ary taiza *no ahazoany*
lehity izany zavatra rehetr' izany?
57 Ary tafintohina taminy izareo. Fa
hoy Iesio taminy, Mpaminany tsy afa-boni-
nahitra, afa tsy amy ny taniny, sy ny mpia-
nakaviny.
58 Ary Izy tsy nanao fahagagana maro
teo, noho ny tsi-finoany.

## TOKO XIV.

I HERÔDA Tetiraka nandre ny lazany
Iesio taminy izany andro izany;
2 Ary hoy izy tamy ny mpanompony,
Iôana mpanao-batisa ilehio; efa nitsangana
tamy ny maty izy; k' izy no isehoany ny
hery hanao fahagagana.
3 F' i Herôda efa nampisambotra any Iôa-
na, dia nampamatotra azy, ka nataony teo
an-trano-maizina, noho ny any Herôdia, va-
diny Filipo, rahalahiny.
4 Fa hoy Iôana taminy, Tsy mety raha
manam-bady azy hianao.
5 Ary Herôda naniry hamono azy, f' izy
natahotry ny olona maro, fa nataony ho
mpaminany izy.
6 Fa raha nitandrina ny andro niherenan-
taona nahaterahany Herôda, dia nandihy
ny zanaka-vaviny Herôdia teo anatrehany
*ny olona*, ka nahafaly any Herôda.

7 Ary izy dia nianiana taminy hanome
izay hangatahiny.
8 Ary rehefa nampianarin-dreniny izy,
dia nanao hoe, Omeo ahy eto an-dovia ny
lohany Iôana mpanao-batisa.
9 Dia nalahelo ny mpanjaka: kanefa
nandidy hiany izy homena *azy* izany, noho
ny fianianany, sy ny olona izay niara-
nipetraka teo.
10 Ary izy naniraka hanapaky ny lohany
Iôana teo an-trano-maizina.
11 Dia nentiny ny lohany teny an-dovia,
ka nomeny ho any lehy zazavavy; ary izy
nitondra *izany* ho an-dreniny.
12 Ary ny mpianany nankeo, ka naka
ny faty, ary rehefa naleviny, dia lasa iza-
reo, ka nilaza taminy Iesio.
13 Ary Iesio nony nandre *izany*, dia nan-
deha an-tsambo hankany hitokana ao amy
ny tany foana: ary raha nandre *izany* ny
olona maro, dia nanaraka Azy an-tongo-
tra avy any an-tanàna.
14 Ary Iesio nony nivoaka, dia nahita ny
olona maro be, dia namindra-fo taminy, ka
nahasitrany ny marariny.
15 Ary nony hariva ny andro, dia nana-
tona Azy ny mpianany, ka hoy izareo, Itoy
tany foana, k' efa hariva ny andro ankehi-
triny; ravao ny olona maro, hankany am-
bohitra hividy hanina ho azy.
16 Ary hoy Iesio taminy, Tsy tokony
handeha ireo; omeo hanina ireo.
17 Ary hoy izareo taminy kosa, Tsy misy
aty aminay, afa tsy ampempa dimy sy
hazandrano roa.
18 Ary hoy Izy, Ento ety amiko izany.
19 Dia nasainy hipetraka ambony ny
ahitra ny olona maro, dia nalainy ny am-
pempa dimy sy ny hazandrano roa; dia
niandrandra ny lanitra Izy, dia nisaotra:
ary nony efa no vakiny, dia nomeny ny
mpianany ny ampempa, ary ny mpianany
*dia nanome* any ny olona maro.
20 Ary samy nihinana avokoa izy rehetra,
ka dia voky: ary nangoniny ny sombin-
tsombiny tsy lany, ka dia nahafeno ha-
rona roa amby ny folo.
21 Ary izay nihinana, tokony ho dimy
arivo lahy, afa tsy ny zaza amim-behivavy.
22 Ary Iesio nanery ny mpianany miara-
kaminizay hiditr' ao an-tsambo, hita eo
alohany ho any an-dafy, raha hampirava
ny olona Izy.
23 Ary rehefa nampirava ny olona, dia
lasa ho any an-tendrombohitra Izy irery,
hivavaka: ary nony hariva ny andro, dia
nitokana teo Izy.
24 Fa rehefa omby eo am-povoan-drano-
masina, dia nitopitopy ny alon-drano: fa no
toheriny ny rivotra.
25 Ary Iesio tamy ny fiambenana fahefa-
tra nony alina, nankao aminy, ka nitsan-
gantsangana tambony ny ranomasina.
26 Ary rehefa hitany ny mpianany Izy
mitsangantsangana ambony ny ranomasina,
dia natahotra izareo, ka nanao hoe, Ma-
toatoa izany; dia natahotra, ka niantso
mafy izareo.
27 Ary hoy Iesio taminy miarakaminizay,
ka nanao hoe, Matokia; Izaho no Izy;
aza matahotra.
28 Ary Petro namaly ka nanao taminy
hoe, Tompoko, raha Hianao no Izy, asavy
hanatona Anao eny ambony ny rano aho.
29 Ary hoy Izy, Manatòna. Ary Petro
nony niala tamy ny sambo, dia nandeha
tambony ny rano hanatona any Iesio.
30 Fa raha hitany fa mahery ny rivotra,
dia natahotr' izy; ary raha vao nilentikia
izy, dia niantso, ka nanao hoe, Tompoko,
vonjeo aho.
31 Ary Iesio naninjitry ny tànany fain-
giana, dia nisambotra azy, ka hoy Izy ta-
miny, Hianao malain-kino, nahoana no
miahanahana hianao?
32 Ary rehefa niditra teny an-tsambo iza-
reo, dia nitsahatra ny rivotra.
33 Dia tonga ny teny an-tsambo, ka ni-
tsaoka Azy, ka nanao hoe, Hianao no Za-
nak' Andriamanitra marin-tokoa.
34 Ary nony tafita, dia nankany an-tany
Genesareta izareo.
35 Ary rehefa nahalala Azy ny olona ta-
miny izany tany izany, dia naniraka tamy
ny tany rehetra manodidina izareo, ary Izy
no nitondrany ny marary rehetra.
36 Ary izareo nangataka taminy, hanen-
dreny ireny na dia ny sisin-dambany hiany
aza: ary sitran' izay nanendry *Azy*.

## TOKO XV.

Ary ny mpanoratra sy ny Farisaio teny
Ieriosalema nanatona any Iesio, ka nanao
hoe,
2 Nahoana ny mpianatrao no manota
ny fanaon-drazana? fa tsy manoza ny tàna-
ny, raha mihina-mofo izareo.

3 Ary Izy namaly, ka nanao taminy
hoe, Nahoana kosa hianareo no manota
ny didin' Andriamanitra amy ny fanaona-
reo?
4 Fa Andriamanitra efa nandidy, ka na-
nao hoe, "Manaraha ny rainao aman-
dreninao," ary, "Izay manompa ny ray
ny reny, aoka ho vonoiny izy."
5 Fa hoy hianareo, Na zovy na zovy no
hilaza amy ny ray, na amy ny reny, Fana-
titra itony izay ahazoanao soa amiko,
6 Ka tsy hanaraky ny rainy na ny re-
niny, *tsy maninon' tsy maninona.* Ary
hianareo nahafoany ny didin' Andriamani-
tra tamy ny fanaonareo.
7 Hianareo mpihiatsaravelatsihy, marina
ny naminaniany Esaia anareo, hoe,
8 "Ireo olon' ireo manatona Ahy amy
ny vavany, ary mankalaza Ahy amy ny
molotra; fa manalavitra Ahy ny fony.
9 Fa mivavaka amiko foana ireo, raha
mampianatry ny diding ny olona ho fam-
pianarana."
10 Ary Izy niantso ny olona maro han-
kao aminy, ka nanao taminy hoe, Henoy,
ka fantaro:
11 Tsy izay miditra amy ny vava, no ma-
haloto ny olona; f' izay mivoaka amy ny
vava, no mahaloto ny olona.
12 Dia tonga ny mpianany, ka nanao ta-
miny hoe, Fantatrao va fa tafintohina *tami-
nao* ny Farisaio, raha nandre izany teny
izany?
13 Ary Izy namaly ka nanao hoe, Ny
hazo rehetra izay tsy namboleny ny Raiko
Izay any an-danitra no hongotany.
14 Avelao izareo: jamba mitariky ny jam-
ba izareo; ary raha ny jamba no mitariky
ny jamba, samy ho lavo any an-kady izy
roroa.
15 Ary Petro namaly, ka nanao taminy
hoe, Ambarao anay io ohabolan' io.
16 Ary hoy Iesio, Hianareo kosa tsy mbola
mahalala hiany va?
17 Tsy mbola fantatrareo va f' izay rehe-
tra no miditra ao am-bava, no mankao an-
kibo, ka avoaka ao amy ny fivoahana?
18 Fa mivoaka am-po izay rehetra avoa-
ky ny vava; k' izany no mahaloto ny
olona.
19 Fa mivoaka amy ny fo ny manao sain-
dratsy, ny mamono olona, ny manintaka, ny
manao filan-dratsy, ny mangalatra, ny miam-
panga laingia, ny manompa:
20 Izany no mahaloto ny olona: fa ny
mihinana amy ny tànana tsy mioza tsy mi-
mahaloto ny olona.
21 Dia niala teo Iesio, ka nankany an-
tany Toro sy Sidôna.
22 Ary, indro, avy aminy izany tany iza-
ny vehivavy anankiray any Kanana, ka ni-
taraina taminy, ka nanao hoe, Mamindrà-
amiko, Tompoko, zanaky Davidy: maha-
tra ny zanako-vavy, voim-panahy ratsy.
23 F' Izy tsy namaly azy teny. Dia avy
ny mpianany mba hangataka aminy, ka
nanao hoe, Ampandahano io; fa mitaraina
ato aoriantsikia io izy io.
24 Ary Izy namaly ka nanao hoe, Izaho
tsy nirahiny, afa tsy ho amy ny ondry iza-
very an-tranony Isiraely.
25 Dia avy izy, dia nitsaoka Azy, ka na-
nao hoe, Tompoko, vonjeo aho.
26 F' Izy namaly ka nanao hoe, Tsy
mety raha maka ny mofon-jaza homeny ny
amboa.
27 Ary hoy lehy vehivavy, Marin' izany,
Tompoko: kanefa ny amboa mihinany ny
sombintsombina izay latsaka avy amy ny
latabatry ny tompony.
28 Dia namaly Iesio, ka nanao taminy
hoe, Ry vehivavy, lehibe ny finoanao; ma-
hazoa izay ilainao. Dia sitrana taminy
izay indrindra ilehy zanani-vavy.
29 Dia niala teo Iesio, ka nankany amo-
ron-dranomasina any Galilaia; dia niaka-
tra teny an-tendrombohitra, ka nipetraka
teo Izy;
30 Ary ny olona maro be nankao aminy,
ka nitondra ny mandringia, ny jamba, ny
moana, ny kilemaina, ary ny olona maro
koa, ka napetrany teo anilany ny tongotry
Iesio; dia nahasitrana azy Izy:
31 Ka dia talanjona ny olona maro, raha
nahita ny moana miteny, ny kilemaina si-
trana, ny mandringia afaka, ary ny jamba
mahiratra: dia nankalaza an' Andriama-
nitry Isiraely izareo.
32 Ary Iesio niantso ny mpianany han-
kao aminy, ka nanao hoe, Izaho miantry ny
olona maro, f' efa mitoetra hateloana amiko
ankehitriny, ka tsy manan-ko-hanina ireo:
ary Izaho tsy hampody azy mifady, fandrao
valaka any an-dàlana.
33 Ary hoy ny mpianany taminy, Aiza
no hahitanay aty an-efitra mofo, ampy haha-
voky ireo olona maro ireo?
34 Ary hoy Iesio taminy, Manana am-

pempa firy va hianareo? Ary hoy izareo, Fito, sy hazandrano madinikia vitsy foana.
35 Ary Izy nandidy ny olona maro hipetraka ambony ny tany.
36 Ary Izy nandray ny ampempa fito ambany ny hazandrano, dia nisaotra, ka no vakiny, dia nomeny ny mpianany, ary ny mpianatra *nanome* ny olona maro kosa.
37 Ary samy nihinana avokoa izy rehetra, ka dia voky: ary nangoniny ny sombintsombiny tsy lany, ka dia nahafeno sobiky fito.
38 Ary efatr' arivo lahy no nihinana, afa tsy ny zaza amim-behivavy.
39 Ary Izy nampody ny olona maro, dia nandeha teny an-tsambo, ka nankany amy ny tany any Magidala.

## TOKO XVI.

Ary ny Farisaio sy ny Sadiokaio nankao, ka naka-fanahy *Azy*, dia nangataka taminy mba haneho azy famantarana avy any andanitra.
2 Ary Izy namaly, ka nanao taminy hoe, Rahariva, hoy hianareo, Tsara ny andro *any*, fa mena ny lanitra.
3 Ary *hoy hianareo* rahamaraina, Ratsy ny andro any, fa mena ka mandrahona ny lanitra. Hianareo mpihiatsaravelatsihy, mahay mamantatry ny toetry ny lanitra hianareo, fa ny famantarany ny taona tsy hainareo va?
4 Taranaka ratsi-fanahy sy manintaka mitady famantarana; fa tsy hisy famantarana homeny azy, afa tsy ny famantarany Iôna mpaminany. Ary Izy nandao azy, ka dia lasa.
5 Ary raha tonga any an-dafy ny mpianany, efa nanadino hitondra mofo izareo.
6 Dia hoy Iesio taminy, Tandremo, ka mialà amy ny fahasirasirany ny Farisaio sy ny Sadiokaio.
7 Dia nifampisaina izareo, ka nanao hoe, Isikia tsy nitondra mofo angaha.
8 Ary Iesio raha nahalala *izany*, dia hoy Izy taminy, Hianareo malain-kino, nahoana no mifampisaina hianareo, satria tsy nitondra mofo hianareo?
9 Tsy mbola fantatrareo va, ka tsy tsaroanareo ny ampempa dimy ho any ny dimy arivo, ka harona firy no nangoninareo?
10 Na ny ampempa fito ho any ny efatr' arivo, ka sobiky firy no nangoninareo?
11 Nahoana no tsy fantatrareo, fa tsy mofo no lazaiko taminareo, fa mba hialanareo amy ny fahasirasirany ny Farisaio sy ny Sadiokaio?
12 Dia fantany f' Izy tsy nananatra *azy* hiala amy ny fahasirasirany ny mofo, fa amy ny fampianarany ny Farisaio sy ny Sadiokaio.
13 Ary Iesio rehefa tonga teny amy ny tany Kaisareia-Filipo, dia nanontany ny mpianany Izy, ka nanao hoe, Ataon' olona iza Aho Zanak'olona?
14 Dia hoy izareo, *Hoy* ny sasany, Iôana mpanao-batisa; fa *hoy* ny sasany, I Elia; ary *hoy* ny sasany, Ieremia, na anankiray amy ny mpaminany.
15 Hoy Izy taminy, Fa ataonareo iza Aho?
16 Ary Simôna Petro namaly, ka nanao hoe, Hianao no i Kiraisity Zanak' Andriamanitra velona.
17 Ary Iesio namaly, ka nanao taminy hoe, Finaritra hianao, ry Simôna Bari-iôna; fa ny nofo aman-dra tsy naneho anao *izany*, fa ny Raiko Izay any an-danitra.
18 Ary Izaho milaza aminao kosa, Fa hianao no i Petro, ary amboniny itoy vatolampy itoy no haoriko ny fiangonako; ary ny vavahadiny helo tsy handresy izany.
19 Dia homeko anao ny fanalahidiny ny fanjakany ny lanitra: k' izay no fehezinao ambony ny tany, no ho feheziny any andanitra; ary izay alefanao ambony ny tany, no halefa any an-danitra.
20 Ary Izy nananatry ny mpianany, mba tsy hilazalaza amy ny olona, f' Izy no Iesio Kiraisity.
21 Hatraminy izany andro izany, vao natorony Iesio tamy ny mpianany, fa tsy maitsy hankany Ieriosalema Izy, ka hiaritra zavatra maro amy ny loholona, sy ny mpisorona be, ary ny mpanoratra, dia ho vonoiny Izy, ka hatsangany amy ny hateloan' andro.
22 Ary Petro naka Azy, dia vao nananatra Azy, ka nanao hoe, Sanatria izany, Tompoko: tsy ho Anao izany.
23 F' Izy nihiodina, ka hoy Izy taminy Petro, Mankanesa ato aoriako, ry Satana: mahatafintohina Ahy hianao: fa hianao tsy misaina izay an' Andriamanitra, f' izay any ny olona.
24 Dia hoy Iesio tamy ny mpianany, Raha misy olona tahanaraka Ahy, aoky

izy handà-tena, dia hitondra ny hazo-fijali-
any, ka hanaraka Ahy.
25 F' izay tahamonjy ny ainy, no hamery
izany: ary izay hamery ny ainy, noho ny
Ahy, no hahazo izany.
26 F' inona no soa azony ny olona, raha
mahazo izao tontolo izao, ka very ny ainy?
sa inona no tsy homeny ny olona hataka-
lony ny ainy?
27 Fa ho avy ny Zanak' olona amy ny
voninahitry ny Rainy, ambany ny anje-
liny; dia hanome ny olona rehetra araky
izay nataony.
28 Izaho milaza aminareo marin-tokoa,
Misy sasany aty tsy hanandrana fahafa-
tesana, mandra-pahitany ny Zanak' olona
tonga amy ny fanjakany.

## TOKO XVII.

Ary Iesio, raha afaka heneman' andro, dia
nitondra any Petro, sy Iakôbo, ary Iôana ra-
halahiny, ka nentiny niakatra ho any an-
tendrombohitra avo hitokana.
2 Dia niova-tarehy teo anatrehany Izy;
ary ny tavany namirapiratra tahaky ny
masoandro, ary ny lambany fotsy tahaky
ny mazava.
3 Ary, indro, niseho tamy *ny mpianatra*
i Môse sy Elia miresaka aminy *Iesio*.
4 Dia namaly Petro, ka nanao taminy Iesio
hoe, Tompoko, tsara raha mitoetr' eto isikia:
aoky izahay hanao trano-lay telo eto, raha
tianao; anankiray ho Anao, anankiray ho
any Môse, ary anankiray ho any Elia.
5 Raha mbola niteny izy, indro, nisy ra-
hom-potsy nanaloka azy rehetra: ary, indro,
feo avy amy ny rahona, manao hoe, Itoy no
Zanako malalako Izay sitrako; henoy Izy.
6 Ary ny mpianatra nony nandre *izany*,
dia niankohoka, ka natahotra indrindra.
7 Ary nony tonga Iesio, dia nanendry
azy, ka nanao hoe, Mitsangàna, ka aza ma-
tahotra.
8 Ary rehefa niandrandra izareo, dia tsy
nahita olona, afa tsy Iesio hiany.
9 Ary nony nidina tany an-tendrombohi-
tra izareo, dia nananatra azy Iesio, ka nanao
hoe, Aza milaza amy ny olona ny fahi-
tana, mandra-pitsangany ny Zanak' olona
amy ny maty.
10 Ary ny mpianany nanontany Azy, ka
nanao hoe, Nahoana no lazainy ny mpa-
noratra, fa tsy maitsy ho tonga aloha i Elia?
11 Ary Iesio namaly, ka nanao taminy
hoe, I Elia ho tonga aloha tokoa, ka ham-
boatry ny zavatra rehetra.
12 F' Izaho milaza aminareo, Efa tonga
sahady Elia; ary izareo tsy nahafantatra
azy, fa nataony taminy, izay sitraky ny
fony. Dia hanahaky izany koa no hampi-
aretany ny Zanak' olona.
13 Dia fantatry ny mpianany, f' Iôana
mpanao-batisa no lazainy taminy.
14 Ary rehefa tonga tamy ny olona maro
izareo, dia nanatona Azy lehilahy anan-
kiray, ka nandohalikia taminy, ka nanao
hoe,
15 Tompoko, mamindrà-fo amy ny zana-
ko-lahy, sady manavy volana no ory in-
drinda izy: fa latsaka matetikia anaty afo,
ary matetikia anaty rano, izy.
16 Ary nitondra azy ho amy ny mpianatrao
aho, fa tsy nahay nahasitrana azy izareo.
17 Ary Iesio namaly ka nanao hoe, Ry
taranaka, sady tsy mino no maditra, hoa-
trinona ny hahelany no hitoerako aminareo?
hoatrinona ny hahelany no handeferako
aminareo? ento aty amiko izy.
18 Ary Iesio nananatry ny fanahy ratsy,
dia nivoaka taminy izy: dia sitrana miara-
kaminizay lehy zazalahy.
19 Ary ny mpianatra nankao aminy Iesio
mitokana, ka nanao hoe, Nahoana izahay
no tsy nahavoaka azy?
20 Ary hoy Iesio taminy, Ny tsi-finoa-
nareo hiany: f' Izaho milaza aminareo
marin-tokoa, Raha manam-pinoana hiana-
reo na dia kely hoatry ny voa-motaridy
anankiray aza, dia ho lazainareo aminy io
tendrombohitr' io hoe, Mifindrà ery; dia hi-
findra izy: ka tsy misy tsy hainareo hatao.
21 Kanefa tsy ahavoak' io taranak' io,
raha tsy amy ny fivavahana, sy ny fifa-
diana.
22 Ary raha nitoetra tany Galilaia izareo,
dia hoy Iesio taminy, Ny Zanak' olona
hatolotra an-tànan' olona;
23 Ka ho vonoiny, fa hatsangany indray
amy ny hateloan' andro. Dia nalahelo in-
drindra izareo.
24 Ary nony efa tonga teny Kaperinaomy
izareo, dia nankany aminy Petro izay nan-
dray ny hasina, ka nanao hoe, Tsy mandoa
hasina va ny Mpampianatrareo?
25 Ary hoy izy, Eny. Ary rehefa nidi-
tra teo an-trano izy, dia nisakana azy Iesio,
ka nanao hoe, Inona no heverinao, ry Si-

mônа? Iza no analany ny mpanjaky ny
tany hetra, na fadin-tseranana? ny zana-
ny va, sa ny vahiny?
26 Dia hoy Petro taminy, Ny vahiny. Hoy
Iesio taminy, Dia afak' àry ny zanaka:
27 Anefa, fandroa mahatafintohina azy
isikia, mankanesa any an-dranomasina, dia
manjonoa, ka raiso ny hazandrano voa jono
voalohany; ary rehefa sokafanao ny va-
vany, dia hahita vola loso ao hianao: ento,
dia aloavy ny Ahy, sy ny anao.

## TOKO XVIII.

Ny mpianatra nankao aminy Iesio taminy
izany andro izany, ka nanao hoe, Iza no
lehibe indrindra ao amy ny fanjakany ny
lanitra?
2 Ary Iesio niantso zazakely hankao
aminy, dia napetrany teo afovoany:
3 Ary hoy Izy, Izaho milaza aminareo
marin-tokoa, Raha tsy miova hianareo, ka
manahaky ny zazakely, tsy hiditra amy ny
fanjakany ny lanitra hianareo.
4 Ary na zovy na zovy no hanetri-tena ta-
haky io zazakely io, no ho lehibe indrindra
ao amy ny fanjakany ny lanitra.
5 Ary izay no handray zazakely anan-
kiray tahak' io amy ny anarako, dia man-
dray Ahy izy;
6 F' izay hahatafintohiny ny anankiray
aminy ireo madinikia ireo izay mino Ahy,
tsara lavitra ho azy raha ahantony vato
fitotoam-banja lehibe amy ny vozony, ka
halentikia lalina any an-dranomasina izy.
7 Mahita loza izao tontolo izao noho ny
fahatafintohinana! fa tsy maitsy ho avy ny
fahatafintohinana: anefa mahita loza izay
olona ihaviany ny fahatafintohinana.
8 Fa raha ny tànanao na ny tongotrao no
mahatafintohina anao, tapaho iny, ka ario
ho afaka aminao: tsara ho anao hiditra
mandringia, na kilemaina, amy ny fiainana,
toy izay manan-tànana roa aman-tongotra
roa, hariany any amy ny afo mandra-
kizay.
9 Ary raha ny masonao no mahatafinto-
hina anao, potsiro iny, ka ario ho afaka
aminao: tsara ho anao hiditra toka-maso
amy ny fiainana, toy izay mana-maso roa,
hariany any amy ny helo-afo.
10 Tandremo fandroa manaratsy na iray
akory aminy ireo madinikia ireo hianareo:
f' Izaho milaza aminareo, Ny anjeliny any
an-danitra mahita mandrakariva ny tare-
hiny ny Raiko Izay an-danitra.
11 F' efa tonga ny Zanak' olona hamon-
jy ny very.
12 Manao ahoana ny hevitrareo? raha
manana ondry zato ny olona, ka nania ny
anankiray, tsy mamela eny an-tendrombo-
hitra ny sivy amby sivi-folo v' izy, handeha-
nany hitady izay nania?
13 Ary raha tàhiny mahita izany izy, dia
milaza aminareo marin-tokoa Aho, fa ma-
hafaly azy lavitr' izany, noho ny sivy
amby sivi-folo izay tsy nania.
14 Tahaky izany no tsy sitra-pony ny
Rainareo Izay any an-danitra, ho very na
iray akory aminy ireo madinikia ireo.
15 Ary raha hanota aminao ny rahalahi-
nao, dia mandehana, ka anaro izy, raha mi-
tokana hianareo roa lahy; raha mihaino
anao izy, dia azonao ny rahalahinao.
16 Fa raha tsy hihaino *anao* izy, ento
miaraka aminao ny olona iray, na roa, mba
hahato ny teny rehetra aloaky ny vavany
ny vavolombelona roa, na telo.
17 Ary raha tsy mety mihaino azy izy,
ambarao amy ny fiangonana; ary raha tsy
mety mihaino ny fiangonana indray izy,
aoka ho anao izy tahaky ny Eteny sy
ny farantsa.
18 Izaho milaza aminareo marin-tokoa,
Izay no fehezinareo ambony ny tany, no
ho feheziny any an-danitra: ary izay ale-
fanareo ambony ny tany, no halefa any
an-danitra.
19 Izaho milaza aminareo indray, Raha
misy roa aminareo mifaneky ety ambony
ny tany amy ny zavatra rehetra izay han-
gatahiny, dia homeny ny Raiko Izay any
an-danitra izany.
20 F' izay iangonany ny roa na telo
amy ny anarako, dia ao afovoany Aho.
21 Dia nanatona Azy Petro, ka nanao
hoe, Tompoko, impiry no hanotany ny ra-
halahiko amiko, ka havelako izy? hatriny
impito va?
22 Hoy Iesio taminy, Tsy milaza aminao
Aho, Hatriny impito, fa, Hatriny ny fito-
polo impito.
23 Ary ny fanjakany ny lanitra mana-
haka mpanjaka anankiray izay tia nan-
diniky ny raharahany ny mpanompony.
24 Ary raha vao nandinikia izy, dia nen-
tiny ny anankiray, izay nitrosa talenta iray
alina, ho any aminy.

25 Ary raha tsy nanan-kaloa izy, dia
nasainy ny tompony hamidy izy, ambany
ny vadiny aman-janany sy ny fananany re-
hetra, hanefany ny trosany.
26 Ary ny mpanompo niankohoka, dia
nitsaoka azy, ka nanao hoe, Tompoko,
mangataka andro aho, dia haloako ny anao
rehetra.
27 Ary ny tompony izany mpanompo
izany namindra-fo taminy, dia nalefany,
ka navelany ny trosany.
28 Ary izany mpanompo izany nony ni-
voaka, dia nahita mpanompo-namany anan-
kiray, izay nitrosa sikiajy zato: ary izy
nisambotra azy, dia namozona, ka nanao
hoe, Aloavy ny trosako.
29 Ary ny mpanompo-namany nianko-
hoka, dia nifona taminy, ka nanao hoe,
Mangataka andro aho, dia haloako ny anao
rehetra.
30 Ary tsy nety izy; fa lasa nitondra
azy ho any an-trano-maizina, mandra-pan-
doavany ny trosa.
31 Ary rehefa hitany ny mpanompo-na-
many izay nataony, dia nalahelo indrindra
izareo; dia lasa nandeha, ka nilaza tamy
ny tompony izay rehetra nataony.
32 Ary ny tompony niantso azy hankao
aminy, ka nanao taminy hoe, Hianao mpa-
nompo ratsi-fanahy, efa navelako izay tro-
sanao rehetra, raha nifona tamiko hianao:
33 Tsy tokony hiantry ny mpanompo-
namanao kosa va hianao, tahaky ny nian-
trako anao?
34 Dia tezitra ny tompony, ka dia nano-
lotra azy ho amy ny mpampijaly, mandra-
pandoavany ny trosany rehetra.
35 Ary tahaky izany kosa no hataony ny
Raiko Izay any an-danitra aminareo, raha
tsy havelanareo rehetra ny fahotany ny ra-
halahiny amy ny fonareo.

## TOKO XIX.

Ary rehefa vitany Iesio izany teny izany,
dia lasa niala tany Galilaia, ka rehefa tafita
any Ioridany, dia nankany amy ny tany
Iodaia Izy.
2 Ary ny olona maro be nanaraka Azy;
ary Izy nahasitrana azy teo.
3 Ary ny Farisaio koa nankao aminy,
dia naka-fanahy Azy, ka nanao taminy
hoe, Mety va raha misao-bady ny olona
noho ny fahadisoana rehetra?
4 Ary Izy namaly, ka nanao taminy hoe,
Tsy mbola no vakinareo va ny teny, f' Izay
nanao *azy* tamy ny voalohany, dia nanao
azy lahy sy vavy?
5 Ka hoy Izy, "Izany no hilaozany ny
olona ny ray, aman-dreny, sy hiraisany amy
ny vavy; dia ho nofo iray izy roroa."
6 Ka tsy ho roa intsony, fa nofo iray
hiany. Koa izay no nampiraisin' Andria-
manitra, aoka tsy hasarak' olona izany.
7 Hoy izareo taminy, Nahoana i Môse no
nandidy hanome taratasy fisaoram-bady, ka
hisao-bady azy?
8 Izy nilaza taminy hoe, Ny hahasarotry
ny fonareo no namelany Môse anareo hisao-
bady: fa tsy mba toy izany hatramy ny
voalohany.
9 Ary Izaho milaza aminareo, Na zovy
na zovy no misao-bady, fa tsy misintaka
izy, ka mampakatry ny hafa, dia manin-
taka; ary ny mampakatry izay nisaorany,
dia manintaka kosa izy.
10 Ny mpianany nanao taminy hoe, Raha
izany no fanaon-dralehilahy amy ny vadiny,
aleo tsy mampaka-bady.
11 Fa hoy Izy taminy, Ny olona rehetra
tsy maharay izany teny izany, afa tsy izay
nomeny.
12 Fa misy olom-bositra izay teraka
olom-bositra hatrany an-kibon-dreniny: ary
misy olom-bositra, izay nataony ny olona
ho olom-bositra; ary misy olom-bositra izay
nanao-tena ho olom-bositra noho ny fanja-
kany ny lanitra. Aoka handray *izany*, izay
maharay.
13 Ary Izy no nitondrany ny zaza ma-
dinikia, mba hapetrany ny tànany aminy, sy
hivavahany: fa ny mpianany mandrara azy.
14 Fa hoy Iesio, Avelao ny zaza madini-
kia hanatona Ahy, ary aza rarana; fa any
ny to' azy ny fanjakany ny lanitra.
15 Ary Izy nony nametraky ny tànany
taminy, dia niala teo.
16 Ary, indro, tonga ny anankiray, ka na-
nao taminy hoe, Mpampianatra tsara ô,
inona no tsara hataoko, hahazoako fiainana
mandrakizay?
17 F' Izy nilaza taminy hoe, Nahoana
Aho no ataonao tsara? tsy misy tsara, afa
tsy iray hiany, dia Andriamanitra: fa raha
tehiditra amy ny fiainana hianao, tandremo
ny didy.
18 Hoy izy taminy, Inona avy? Ary
Iesio nanao hoe, Izany hoe, Aza mamono

olona hianao, Aza manintaka hianao, Aza
mangalatra hianao, Aza miampanga laingia
hianao,
19 Manaraha ny rainao aman-dreny hia-
nao, ary, Tiavo ny namanao tahaky ny
tenanao.
20 Hoy lehy zatovo taminy, Efa nitan-
drin' izany rehetr' izany aho, hatrizay vao
zaza aho: inona no mbola sisa hataoko?
21 Hoy Iesio taminy, Raha tia ho tante-
raka marina hianao, mandehana, dia amidio
ny fananànao, ka omeo ny malahelo; dia
hanan-drakitra any an-danitra hianao: ary
avia, manaraha Ahy.
22 Ary nony nandre izany teny izany
lehy zatovo, dia lasa nandeha malahelo izy;
fa nanam-pananam-be izy.
23 Dia hoy Iesio tamy ny mpianany,
Izaho milaza aminareo marin-tokoa, fa
sarotra hidirany ny manan-karena ao amy
ny fanjakany ny lanitra.
24 Ary hoy Izaho aminareo indray, Fa
moramora kokoa no hidirany ny angamena-
vava amy ny vodi-fanjaitra, toy izay no
hidirany ny manan-karena ao amy ny fanja-
kan' Andriamanitra.
25 Ary ny mpianany nony nandre *izany*,
dia gaga indrindra, ka nanao hoe, Iza moa
no azo ho vonjena?
26 Ary Iesio nijery, ka nanao taminy hoe,
Tsy hain' olona izany; fa hain' Andriama-
nitra ny zavatra rehetra.
27 Ary Petro namaly, ka nanao taminy
hoe, Indro, efa nafoinay ny zavatra rehetra,
dia nanaraka Anao izahay; ary inona avy
no ho azonay aminy izany?
28 Ary hoy Iesio taminy, Izaho milaza
aminareo marin-tokoa, Fa hianareo izay na-
naraka Ahy, ao amy ny fiteraham-baovao,
raha hipetraka amy ny lapany ny vonina-
hiny, ny Zanak' olona, dia hipetraka amy
ny lapa roa amby ny folo kosa hianareo,
hitsara ny fireneny Isiraely roa amby ny folo.
29 Ary izay rehetra efa nahafoy trano,
na rahalahy, na anabavy, na ray, na reny,
na vady, na zanaka, na tany, noho ny ana-
rako, dia handray zato heny izy, ka han-
dova fiainana mandrakizay.
30 Fa maro ny aloha ho aoriana, ary ny
aoriana ho aloha.

## TOKO XX.

Fa ny fanjakany ny lanitra manahaka le-
hilahy tompon-trano izay nivoaka marai-
na koa hanamby ny mpiasa ho any an-ta-
nim-boalobony.
2 Ary rehefa narekiny ny tambiny ny
mpiasa ho sikiajy isan'andro, dia nasainy
nankeny amy ny tanim-boalobony izareo.
3 Ary nivoaka tamy ny ora fahatelo izy,
dia nahita ny sasany mitoetra foana teny
an-tsena;
4 Dia hoy izy taminy, Mandehana kosa
hianareo any amy ny tanim-boaloboka, dia
homeko izay marina hianareo. Ka dia
lasa izareo.
5 Ary nivoaka tamy ny ora fahenina sy fa-
hasivy indray izy, ka nataony toy izany koa.
6 Dia nivoaka tamy ny ora fahiraikia
amby ny folo izy, ary nahita ny sasany mi-
toetra foana, ka nanao taminy hoe, Naho-
ana hianareo no mitoetr' eto foana amba-
rak'alina?
7 Hoy izareo taminy, Satria tsy misy
olona manamby anay. Hoy izy taminy,
Mandehana any amy ny tanim-boaloboka
hianareo kosa; ary izay marina no ho rai-
sinareo.
8 Ka rehefa hariva ny andro, dia hoy
ny tompony ny tanim-boaloboka tamy ny
mpitandrinany, Antsoy ny mpiasa, dia
omeo azy ny tambiny, manomboka amy
ny farany, ka hatramy ny voalohany.
9 Ary rehefa tonga izay no *tambazany*
tamy ny ora fahiraikia amby ny folo, dia
nahazo sikiajy misesy avy ireny.
10 Fa rehefa tonga izay no *tambazany*
voalohany, dia nataony hahazo mihoatra *no-
ho ireny;* kanjo sikiajy misesy avy no azony.
11 Ary rehefa nandray *izany*, dia nierina
tamy ny tompon-trano izareo,
12 Ka nanao hoe, Ireo olona farany ireo
niasa ora iray hiany, kanefa nataonao mi-
tovy amy ny anay hiany, izay niaritry ny
fahatrotrahana sy ny hainandro.
13 Ary izy namaly, ka nanao tamy ny
anankiray aminy ireny hoe, Ry sakaiza, tsy
mba manao izay tsi-marina aminao aho:
tsy narekitrao sikiajy tamiko va?
14 Raiso ny anao, ka mandehana: tiako
hanome any lehy farany toraky ny anao.
15 Tsy mahazo manao izay tiako amy ny
ahy v' aho? ratsy va ny masonao, satria
tsara aho?
16 Dia toy izany, ny aoriana ho aloha,
ary ny aloha ho aoriana: fa maro no nan-
tsoiny, fa vitsy no finidiny.
17 Ary Iesio nony niakatra ho any Ierio-

salema, dia naka ny mpianatra roa amby
ny folo hitokana eny an-dàlana, ka nanao
taminy hoe,
18 Indro, isikia miakatra ho any Ieriosa-
lema; ary ny Zanak'olona hatolotra ho any
ny mpisorona be, sy ny mpanoratra, ary
izareo hanameloka Azy ho maty:
19 Ary Izy no hatolotra ho any ny Eteny
ho hesoiny, sady ho kapohiny no ho hom-
boany amy ny hazo-fijaliana: dia hitsangan'
indray amy ny hateloana Izy.
20 Ary ny reniny ny zanaky Zebedaio
ambany ny zanani-lahy, dia nanatona Azy,
ary niankohoka, ka nangataka zava-drai-
loha taminy.
21 Ary hoy Izy taminy, Inona no ilainao?
Hoy *ravehivavy* taminy, Omeo mba hipe-
trahany ireo zanako roa lahy ireo, ny anan-
kiray ao amy ny tànanao ankavanana, ary
ny anankiray ao amy ny tànanao ankavia,
ao amy ny fanjakanao:
22 F' Iesio namaly ka nanao hoe, Hia-
nareo tsy mahalala izay angatahinareo:
mahasotro ny amy ny kapoaka izay ho
sotroiko, ka hatao-batisa amy ny batisa
izay hanavany Ahy batisa, va hianareo?
Hoy izareo taminy, Mahay hiany izahay.
23 Ary hoy Izy taminy kosa, Hianareo
hisotro tokoa ny amy ny kapoako, ary
hatao-batisa amy ny batisa izay hanavany
Ahy batisa hianareo; fa hipetraka ao an-
tànako ankavanana, sy ao an-tànako anka-
via, tsy Ahy no hanome izany, afa tsy izay
nanamboaranany Raiko izany.
24 Ary nony nandre *izany* izy folo lahy,
dia nirehitra ny fahatezerany taminy izy
mirahalahy.
25 F' Iesio niantso azy hankao aminy, ka
nanao hoe, Fantatrareo fa ny andriany ny
firenena mampanompo azy, ary ny lehibe
no manapaka azy.
26 Fa tsy mba hatao toy izany aminareo;
f' izay tia ho lehibe aminareo, aoka ho
mpanompo anareo izy:
27 Ary izay tia ho ambony aminareo,
aoka ho andevonareo izy.
28 Dia manahaky izany ny Zanak' olona
tsy tonga mba ho tompoiny, fa mba ha-
nompo, ka hanolotry ny ainy ho avotra
hisolo ny maro.
29 Ary nony niala tany Ierikô izareo, dia
nanaraka Azy ny olona maro be.
30 Ary, indro, nisy jamba roa lahy nipe-
traka tao amoron-dàlana, nony nandre fa
nandalo teo Iesio, dia niantso izareo, ka
nanao hoe, Mamindrà-fo aminay, Tompoko,
ry zanaky Davidy.
31 Ary ny olona maro nananatra azy,
hangina: fa mainkia nampinananana azy
hanao hoe izany, Mamindrà-fo aminay,
Tompoko, ry zanaky Davidy!
32 Ary Iesio nijanona, dia niantso azy, ka
nanao hoe, Inona no tianareo hataoko ami-
nareo?
33 Hoy izareo taminy, Tompoko, mba
hahiratra ny masonay.
34 Ary Iesio namindra-fo, dia nanendry
ny masony, dia nahiratra ny masony miara-
kaminizay, ka nanaraka Azy izareo.

## TOKO XXI.

Ary raha nanakeky any Ieriosalema izareo,
ka tonga teny Betifagy, any an-tendrombo-
hitr' Oliva, dia naniraka mpianatra roa lahy
Iesio;
2 Ka nanao taminy hoe, Mandehana any
am-bohitr' io tandrifinareo io; dia ho hita-
nareo faingiana ampondra mifatotra sy ny
zanany momba azy: vahao, dia ento aty
amiko *ireny*.
3 Ary raha misy olona manontany ana-
reo, lazao hoe, Ny Tompo no mila izany;
dia hateriny faingiana ireny.
4 Dia nataony izany rehetr' izany, haha-
tanteraky izay nampilazany any ny mpa-
minany, hoe,
5 "Lazao amy ny zanaka-vavy any Si-
ôna, Indro, mankany aminao ny mpanja-
kanao sady malemi-fanahy no mitaingina
ampondra ambany ny zanaky ny ampondra
miasa."
6 Dia nandeha ny mpianatra, ka nanao
araky izay nandidiany Iesio azy.
7 Dia nitondra ny ampondra ambany ny
zanany izareo, dia nasiany ny lamban-tenany
tao amboniny, ka nampitaingina *any Iesio*
azy.
8 Ary ny olona maro be namelatry ny
lambany tamy ny làlana; ary ny sasany
nanapaky ny rantsan-kazo, dia nahahany
tamy ny làlam-be.
9 Ary ny olona maro izay nialoha amba-
ny izay nanaraka niantso, ka nanao hoe,
Hosana ho any ny Zanaky Davidy: Ho
finaritr' Izay avy amy ny anarany Iehô-
vah; Hosana amy ny avo indrindra!
10 Ary nony efa nankany Ieriosalema Izy,

dia nihiorakoraka ny tanàna rehetra, ka nanao hoe, Iza moa ilehity?
11 Ary ny olona maro nilaza hoe, Itoy no Iesio mpaminany avy tany Nazareta any Galilaia.
12 Ary Iesio niditra tany ny tempolin' Andriamanitra, dia namoaky ny mpivarotra amam-pividy rehetra tao amy ny tempoly, ka nazerany ny latabatry ny mpanakalo-vola, sy ny fitoerany ny mpivaro-boromailala.
13 Ary hoy Izy taminy, Efa voa soratra hoe, "Ny tranoko no hatao hoe trano fivavahana:" f' efa nataonareo ho "zohy fiereny ny mpangalatra" izany.
14 Ary ny jamba sy ny mandringia nanatona Azy tany amy ny tempoly, ary Izy nahasitrana azy.
15 Fa ny mpisorona be sy ny mpanoratra raha nahita ny zava-mahagaga izay nataony, sy ny ankizy madinikia any amy ny tempoly miantso ka manao hoe, Hosana ho any Zanaky Davidy; dia tezitra indrindra izareo.
16 Ary hoy izareo taminy, Renao v' izay no lazainy ireo? Ary hoy Iesio taminy, Eny; tsy mbola no vakinareo va, "Ny aloaky ny vavany ny ankizy madinikia, aman-jaza minono, no nahatanterahanao ny fiderana"?
17 Ary Izy nandao azy, dia niala teny an-tanàna hankany Betania; ary dia nitoetra teo Izy.
18 Ary nony niverina hankany an-tanàna marainakoa, dia noana Izy.
19 Ary nony nahita hazo voara anankiray an-dàlana, dia nanatona izany Izy, fa tsy nahita na inona na inona tao aminy, afa tsy ravina hiany; dia hoy Izy taminy, Aza mamoa intsony mandrakizay hianao. Dia nalazo mirakaminizay ny hazo voara.
20 Ary raha nahita *izany* ny mpianatra, dia gaga izareo, ka nanao hoe, Endrey, nalazo vetivety foana lahy ny hazo voara!
21 Ary Iesio namaly, ka nanao taminy hoe, Izaho milaza aminareo marin-tokoa, Raha manam-pinoana hianareo ka tsy miahanahana, tsy ny hazo voara hiany no azonareo hatao izany, fa raha hoy hianareo aminy itoy tendrombohitra itoy aza, Mifindrà ka mianjerà any an-dranomasina; dia tonga izany.
22 Ary izay rehetra angatahinareo raha mivavaka, ka mino, dia handray izany hianareo.
23 Ary rehefa tafiditra tany amy ny tempoly Izy, dia nanatona Azy ny mpisorona be sy ny loholona, raha nampianatra Izy, ka hoy izareo, Fahefan' iza no anavanao izany? ary iza no nanome Anao izany fahefan' izany?
24 Ary Iesio namaly, ka nanao taminy hoe, Izaho kosa hanontany anareo zavadrai-loha, ary raha ho valianareo izany, dia hambarako aminareo fahefan' iza no anavako izany.
25 Avy taiza ny batisany Iôana? avy any an-danitra va, sa avy amy ny olona? Ary izareo nifampisaina, ka nanao hoe, Raha ho lazaintsikia hoe, Mantsy avy any an-danitra; dia hataony amintsikia hoe, Nahoana no tsy nino azy hianareo?
26 Ary raha ho lazaintsikia hoe, Avy amy ny olona; dia matahotry ny olona isikia; fa nataony ny olona rehetra ho mpaminany Iôana.
27 Ary izareo namaly any Iesio, ka nanao hoe, Tsy fantatray. Dia hoy Izy taminy, Izaho kosa tsy milaza aminareo, fahefan' iza no anavako izany.
28 F' inona kosa no heverinareo? Olona anankiray nanan' anaka roa lahy; dia lasa nankany amy ny voalahany izy, ka hoy izy, Anaka, andeha mba hiasa any amy ny tanim-boaloboko anio.
29 Ary izy namaly ka nanao hoe, Tsy handeha aho: fa rehefa izany dia nanenina, ka nandeha izy.
30 Ary nony nankany amy ny faharoany izy, dia nataony hoe toy izany koa. Ary izy namaly ka nanao hoe, Handeha aho, tompoko: kanjo tsy nandeha izy.
31 Iza no nanao ny sitra-pony ny rainy aminy izy mirahalahy? Hoy izareo taminy, Ny voalohany. Hoy Iesio taminy, Izaho milaza aminareo marin-tokoa, Fa ny farantsa sy ny mpandranitra hankao amy ny fanjakan' Andriamanitra alohanareo.
32 F' Iôana nankany aminareo amy ny làlany ny fahamarinana, fa tsy nino azy hianareo; fa ny farantsa sy ny mpandranitra no nino azy; fa hianareo, izay efa nahita *izany*, tsy nibebaka indray hinoanareo azy.
33 Mihainoa ohabolana hafa koa: Nisy lehilahy tompon-trano anankiray izay nanao tanim-boaloboka, dia namefy izany manodidina, dia nihiady tani-famiazana teo anati-

ny, dia nanao trano-fiarovana, ka nanofa
izany tamy ny mpiasa-voly, ka lasa hiva-
hiny izy.
34 Ary raha nanakeky ny andro fanan-
gonam-boa, dia naniraky ny mpanompony
hankany amy ny mpiasa-voly handray ny
vokatrany.
35 Ary ny mpiasa-voly nisambotry ny
mpanompony, ary ny anankiray no kapo-
hiny, ary ny anankiray no vonoiny, ary ny
anankiray no torahiny ny vato.
36 Dia naniraka mpanompo hafa koa in-
dray izy, maro noho ny voalohany: dia
nataony toy izany taminy kosa.
37 Fa am-parany dia naniraky ny zanany
hankany aminy izy, ka nanao hoe, Hanaja
ny zanako izareo.
38 Ary ny mpiasa-voly nony nahita ny
zanaka, dia nifampilaza hoe, Itoy no fara;
andeha ho vonointsikia izy, ka dia ho lasan-
tsikia ny lovany.
39 Ary izareo nisambotra azy, dia namo-
aka *azy* tamy ny tanim-boaloboka, ka dia
no vonoiny.
40 Ary, raha tonga ny tompony ny tanim-
boaloboka, hataony ahoana izay mpiasa-
voly izay?
41 Hoy izareo taminy, Izy handringiana
tokoa izany olona ratsi-fanahy izany, ka
hanofa ny tanim-boaloboka amy ny mpiasa-
voly sasany, izay hanome azy ny vokatra
amy ny fotoan' androny.
42 Hoy Iesio taminy, Tsy mbola nama-
ky teny ao amy ny Soratra *Masina* va hia-
nareo hoe, "Ny vato izay no laviny ny
mpanao-trano, efa tonga ny fehi-zoro:
Iehôvah no nanao izany, ka mahagaga eo
imasontsikia izany"?
43 Ary izany no lazaiko aminareo, Ny
fanjakan' Andriamanitra no halainy amina-
reo, ka homeny ny firenena mahavokatry
ny voany.
44 Ary na zovy na zovy no hianjera ami-
ny izany vato izany no ho torotoroiny,
fa na zovy na zovy no hianjerany no
ho mongomongoiny.
45 Ary ny mpisorona be sy ny Farisaio
raha nandre ny ohabolana, dia nahalala f'
izareo no nilazany *izany*.
46 Ary raha nitady hisambotra Azy iza-
reo, dia natahotry ny olona maro izareo, f'
Izy nataony ho mpaminany.

## TOKO XXII.

Ary Iesio namaly, dia nilaza ohabolana
taminy indray, ka nanao hoe,
2 Ny fanjakany ny lanitra manahaky ny
mpanjaka, izay nanao fanasana fampaka-
ram-bady ho any ny zanany,
3 Ary izy naniraky ny mpanompony hian-
tso izay nampiandranoiny hankao amy ny
fampakaram-bady: fa tsy nety nankao iza-
reo.
4 Dia naniraka mpanompo hafa koa in-
dray izy, ka nanao hoe, Lazao aminy izay
no nampiandranoiny hoe, Indro, voa voatra
ny sakafoko; voa vono ny ombiko ambany
izay nafahiko, ary voa voatra ny zavatra
rehetra: mankanesa ho amy ny fampaka-
ram-bady.
5 Fa tsy nitandrina izareo, samy lasa nan-
deha, ny anankiray ho amy ny tanim-boliny,
ary ny anankiray ho amy ny varotrany.
6 Ary ny sisa rehefa nisambotry ny mpa-
nompony, dia nanaratsy *azy*, ka namono
*azy*.
7 Ary ny mpanjaka raha nandre, dia te-
zitra: ary izy naniraky ny miaramilany,
dia namono izany mpamono olona izany, ka
nandoro ny tanànany.
8 Dia hoy izy tamy ny mpanompony, Efa
voa voatra ny fampakaram-bady, fa tsy
mendrikia izay nampiandranoina.
9 Koa mandehana hianareo any amy ny
làlam-be, ary izay hitanareo, dia ampian-
dranoy ho amy ny fampakaram-bady.
10 Dia nivoaka izany mpanompo izany
ho amy ny làlam-be, ka namory izay rehe-
tra hitany, na ny ratsy, na ny tsara: ary
feno mpihinana ny fampakaram-bady.
11 Ary ny mpanjaka nony niditra hizaha
ny mpihinana, dia nahita lehilahy ananki-
ray izay tsy nitafy ny akanjo fitondra amy
ny fampakaram-bady:
12 Ary hoy izy taminy, Sakaiza, nahoana
hianao no niditr' ato, tsy manany ny akan-
jo fitondra amy ny fampakaram-bady? Dia
tsy nahateny izy.
13 Ary hoy ny mpanjaka tamy ny mpa-
nompony, Afatory ny tongony aman-tà-
nany, dia ento izy, ka ario any amy ny
maizin' any an-koatra; any no hitomaniany
sy hikitrohany ny nify.
14 Fa maro nantsoiny, fa vitsy no fini-
diny.

15 Dia lasa ny Farisaio, ka nihiendry
izay hamandriany Azy amy ny fiteniny.
16 Dia naniraky ny mpianany ambany
ny any Herôda hankao aminy izareo, ka
nanao hoe, Mpampianatr' ô, fantatray fa
marina Hianao, ka mampianatry ny làlan'
Andriamanitra marin-tokoa Hianao, ary
Hianao tsy matahotr' olona, satria tsy mi-
zaha tavan' olona Hianao.
17 Ary ambarao anay izay hevitrao,
Mety va raha mandoa hetra ho any Kaisara,
sa tsia?
18 F' Iesio nahalala ny haratsiany, dia
nanao hoe, Nahoana hianareo no maka-fa-
nahy Ahy, ry mpihiatsaravelatsihy?
19 Manehoa Ahy ny vola fandoavan-
ketra. Dia nentiny ny vola ho any aminy.
20 Ary hoy Izy taminy, An'iza io sari-
olona amam-tsoratr' io?
21 Hoy izareo taminy, Any Kaisara. Ary
hoy Izy taminy kosa, Koa omeo any Kai-
sara izay any Kaisara; ary an' Andriama-
nitra izay an' Andriamanitra.
22 Ary nony nandre, dia talanjona iza-
reo, dia nandao Azy, ka lasa nandeha.
23 Dia nankao aminy, taminy izany andro
izany, ny Sadiokaio sasany, izay manao
hoe, Tsy misy fananganany ny maty; ary
izareo nanontany Azy,
24 Ka nanao hoe, Mpampianatr' ô, i Mô-
se efa nilaza hoe, Raha misy maty momba,
aoka hampakariny ny rahalahiny ny vadiny,
ka hiteraka hamelo-maso ny rahalahiny
izy.
25 Ary nisy fito mirahalahy tety aminay:
ary ny zokiny nampaka-bady, dia maty
tsy manan' anaka izy, ka navelany ho any ny
rahalahiny ny vadiny:
26 Dia toy izany koa ny faharoa, sy ny
fahatelo, hatramy ny fahafito.
27 Ary farany noho izy rehetra, dia maty
kosa lehy vehivavy.
28 Ary amy ny fananganany ny maty,
iza no tompon-bady aminy izy fito lahy?
f' efa nanam-bady azy avokoa izy rehetra.
29 Ary Iesio namaly, ka nanao taminy
hoe, Diso hianareo, fa hianareo tsy mahalala
ny Soratra *Masina*, na ny herin' Andria-
manitra.
30 Fa amy ny fananganany ny maty, tsy
misy mampaka-bady, na manome izay am-
pakarina, fa manahaky ny anjelin' Andria-
manitra any an-danitra izareo.
31 Fa ny amy ny fananganany ny maty,
tsy mbola no vakinareo va ny teny nataon'
Andriamanitra taminareo, manao hoe,
32 "Izaho no Andriamanitry Abirahama,
sy Andriamanitry Isaka, ary Andriamanitry
Iakôba"? I Andriamanitra tsy Andriama-
nitry ny maty, fa ny velona.
33 Ary ny olona maro raha nandre, dia
nahatalanjona azy ny fampianarany.
34 Fa ny Farisaio nony nandre f' Izy
nampanginy ny Sadiokaio, dia niangona
izareo.
35 Ary mpandaha-dalàna anankiray aminy
ireny nanontany, dia naka-fanahy Azy, ka
nanao hoe,
36 Mpampianatr' ô, iza moa no didy le-
hibe ao amy ny lalàna?
37 Ary hoy Iesio taminy, "Tiava any
Iehôvah Andriamanitrao amy ny fonao re-
hetra, ary amy ny fanahinao rehetra, ary
amy ny sainao rehetra."
38 Izany no didy voalohany sy lehibe.
39 Ary ny faharoany manahaky izany hia-
ny, "Tiava ny namanao tahaky ny tenanao."
40 Izany didy roa izany no iantonany ny
lalàna rehetra ambany ny mpaminany.
41 Fa rehefa niangona ny Farisaio, dia
nanontany azy Iesio,
42 Ka nanao hoe, Inona no hevitrareo
aminy Kiraisity? zanak' iza Izy? Hoy iza-
reo taminy, *Zanaky* Davidy.
43 Hoy Izy taminy, Ka nahoana i Davidy
no miantso Azy, Tompoko, amy ny Fanahy,
ka manao hoe,
44 "Iehôvah nilaza tamy ny Tompoko,
Mipetraha amy ny tànako ankavanana, am-
bara-panavako ny fahavalonao ho fandia-
vany ny tongotrao"?
45 Koa raha miantso Azy Davidy hoe,
Tompo, ahoana no mahazanany Azy?
46 Ary tsy nisy nahavaly teny Azy, ary
hatraminy izay andro izay, tsy nisy olona
sahy nanontany Azy intsony.

## TOKO XXIII.

Ary Iesio nilaza tamy ny olona maro sy
ny mpianany,
2 Ka nanao hoe, Ny mpanoratra sy ny Fa-
risaio mipetraka ao amy ny fiketrahany
Môse.
3 Koa izay rehetra nandidiany anareo
mba ho tandremana, tandremo, ka atavy
izany: fa aza manao araky ny ataony; fa
miteny hiany, ka tsy manao izareo.

4 F' izareo mamehy entana sady mavesatra no sarotr' entina, ka manaingina *izany* ho amy ny soroky ny olona, f' izareo tsy mety manetsiky izany amy ny rantsan-tànany aza.

5 F' izareo manao ny zavatr' ataony rehetra, hahitan' olona: dia mahalalaky ny soratra mifehy amy ny tenany, ka mahalelibe ny sisa-dambany izareo.

6 Ary izareo tia ny fitoerana ambony ao amy ny fisakafoana, sy ny fipetrahana ambony ao amy ny sonagôgy,

7 Sy fiarahaban' olona any an-tsena, ambany ny fiantsoan' olona azy hoe, Raby, Raby.

8 Fa aza mba mety hianareo hantsoiny hoe, Raby: f' iray hiany no mpampianatr' anareo, dia i Kiraisity; ary mpirahalahy avy hianareo rehetra.

9 Aza miantso *olona* ho rainareo aty antany: f' iray hiany no Rainareo, dia Izay any an-danitra.

10 Ary aza mba mety hianareo hantsoiny hoe, Mpampianatra: f' iray hiany no mpampianatr' anareo, dia i Kiraisity.

11 F' izay lehibe indrindra ao aminareo, no hanompo anareo.

12 F' izay manandra-tena no haetry: ary izay manetri-tena no hasandatra.

13 Fa mahita loza hianareo, mpanoratra sy Farisaio, mpihiatsaravelatsihy! fa hianareo mandrindriny ny fanjakany ny lanitra amy ny olona; fa hianareo tsy miditra, na mamela hiditra izay tehiditra.

14 Mahita loza hianareo, mpanoratra sy Farisaio, mpihiatsaravelatsihy! fa hianareo mandany ny tranony ny mpitondra-tena, ary ho fanolaka dia manao vavaka lavareny: k' izany handraisanareo fitsarana mafimafy kokoa.

15 Mahita loza hianareo, mpanoratra sy Farisaio, mpihiatsaravelatsihy! fa hianareo manodidiny ny ranomasina sy ny tanety, mba hahazo mpianatr' iray; ary rehefa nahazo azy hianareo, dia ataonareo zanaka any helo mihoatra indroa noho hianareo izy.

16 Mahita loza hianareo, mpitarikia jamba, izay manao hoe, Raha misy mianiana amy ny tempoly, tsy maninon' tsy maninona; fa raha misy mianiana amy ny volamena amy ny tempoly, dia haningo-tena izy.

17 Ry adala sy jamba! iza no lehibe, ny volamena, sa ny tempoly izay mahamasiny ...olamena?

...zay mianiana amy ny fivoadiana, tsy maninon' tsy maninona; f' izay mianiana amy ny fanatitra ao amboniny, dia haningo-tena izy.

19 Ry adala sy jamba! iza no lehibe, ny fanatitra, sa ny fivoadiana izay mahamasiny ny fanatitra?

20 Koa izay mianiana amy ny fivoadiana, no mianiana aminy, ambany ny zavatra rehetra izay ao amboniny.

21 Ary izay mianiana amy ny tempoly, no mianiana aminy, ambany Izay ao anatiny.

22 Ary izay mianiana amy ny lanitra, no mianiana amy ny lapan' Andriamanitra, ambany Izay mipetraka ao amboniny.

23 Mahita loza hianareo, mpanoratra sy Farisaio, mpihiatsaravelatsihy! fa hianareo mandoa ny fahafolony ny mintra, sy ny anisa, ary ny komina, fa navelanareo izay mafimafy kokoa ao amy ny lalàna, dia fitsarana, sy fiantrana, ary finoana: ireo mety hataonareo, ka tsy azo harianareo ireroana.

24 Hianareo, mpitarikia jamba! dia tantavanananareo ny moka, ka atelinareo ny angamenavava.

25 Mahita loza hianareo, mpanoratra sy Farisaio, mpihiatsaravelatsihy! fa mahadio ny ivelany ny kapoaka sy ny lovia hianareo, kanjo ny ao anatiny feno rombaka amana tsy mety indrindra.

26 Ry Farisaio jamba! atavy madio aloha ny anatiny ny kapoaka aman-dovia, mba ho madio ny vohony kosa.

27 Mahita loza hianareo, mpanoratra sy Farisaio, mpihiatsaravelatsihy! fa hianareo manahaky ny fasana voa fotsy, izay miseho tsara tarehy tokoa ao ivelany, fa ny ao anatiny feno taolany ny maty, ambany ny fahalotolotoana rehetra.

28 Dia manahaky izany kosa ny fisehoany ny ivelanareo marina amy ny olona, fa ny ao anatinareo feno fihiatsarambelatsihy sy fahotana.

29 Mahita loza hianareo, mpanoratra sy Farisaio, mpihiatsaravelatsihy! fa hianareo mamboatry ny trano-masiny ny mpaminany, ka mandravaky ny fasany ny olona marina;

30 Ka hoy hianareo, Raha niara-belona tamy ny rainay izahay, tsy mba nirai-tetikia taminy handatsa-dra ny mpaminany izahay.

31 Ka dia miampanga-tena hianareo, fa zanaky izay namono ny mpaminany hianareo.

32 Dia tanteraho ny ohatry ny rainareo.
33 Hianareo biby lava, taranaky ny me-
narana, ataonareo ahoana no handositry ny
fijaliany helo?
34 Ary, indro, Izaho maniraka mpami-
nany, sy olon-kendry, ary mpanoratra, ho
aminareo: ary ny sasany ho vonoinareo,
sy homboanareo amy ny hazo-fijaliana; ary
ny sasany ho kapohinareo ao amy ny sona-
gôginareo, ary ho enjehinareo mitety vohitra:
35 Mba hahatratra anareo ny ra marina
rehetra, izay latsaka tambony ny tany, ha-
tramy ny rany Abela marina, ka hatramy
ny rany Zakaria zanaky Barakia, izay no
vonoinareo tanelanelany ny tranon-tempoly
sy ny fivoadiana.
36 Izaho milaza aminareo marin-tokoa,
Hanjo io taranak' io izany rehetr' izany.
37 Ry Ieriosalema, ry Ieriosalema, hianao
izay mamono ny mpaminany, ka manora-
bato izay nirahiny ho aminao, impiry Aho
no tahanangony ny zanakao, tahaky ny fa-
nomban' akoho ny zanany ao ambany ny
elany, fa tsy nety hianareo!
38 Indro, ho lao ho anareo ny tranonareo!
39 F' Izaho milaza aminareo, Hianareo
tsy hahita Ahy intsony, mandra-pilazana-
reo hoe, Finaritr' Izay avy amy ny ana-
rany Iehôvah.

## TOKO XXIV.

Ary Iesio nivoaka ka niala teo amy ny
tempoly; ary ny mpianany nankao aminy
hampiseho Azy ny rafitry ny tempoly.
2 Ary hoy Iesio taminy, Tsy hitanareo
v' ireo rehetr' ireo? Izaho milaza amina-
reo marin-tokoa, Fa tsy havelany hisy vato
mifanongoa aminy ireo, izay tsy ho ravany.
3 Ary raha nipetraka teo an-tendrombohitr'
Oliva Izy, dia nankao aminy mangingina
ny mpianany, ka nanao hoe, Lazao aminay,
rahoviana no ho tonga izany? ary inona no
famantarany ny fihiavianao, sy ny fahatape-
rany izao tontolo izao?
4 Ary Iesio namaly, ka nanao taminy hoe,
Tandremo, fandroa misy hamitaka anareo.
5 Fa maro no ho avy amy ny anarako,
manao hoe, Izaho no i Kiraisity; ka hami-
taky ny maro izareo.
6 Ary efa handre ady amam-pilazan'
ady hianareo: aza matahotra hianareo: fa
tsy maitsy ho tonga *izany* rehetr' *izany*; fa
tsy mbola tonga ny farany.
7 Ary firenena hiady amy ny firenena, ary
fanjakana amy ny fanjakana: ary hisy mo-
sary sy aretin-dratsy, sy hororon-tany ao
amy ny fonenana maro.
8 Dia voaloham-pahoriana izany rehetr'
izany.
9 Dia hatolony am-pahoriana hianareo,
ka ho vonoiny: ary ho halany ny firenena
rehetra hianareo, noho ny anarako.
10 Ka dia ho tafintohina ny maro, fa hi-
fampamadikia sy hifankahala izareo.
11 Ary maro ny mpaminany manandoka
no hiseho, ka hamitaky ny maro.
12 Ary hihiangatsiaka ny fitiavany ny ma-
ro, noho ny fitomboany ny ota.
13 F' izay maharitra hatramy ny farany,
no ho vonjeny.
14 Ary io filazantsara any ny fanjakana
io no ho toriny aminy izao tontolo izao, mba
ho vavolombelona amy ny firenena rehetra;
ka dia ho tonga ny farany.
15 Ary hianareo raha mahita "ny faha-
vetavetany ny fandravana," izay nampila-
zany any Daniela mpaminany, mitoetr' ao
amy ny fitoerana masina, (aoky hisaina izay
mamaky teny;)
16 Aoka handositra eny an-tendrombohi-
tra, izay olona any Iodaia:
17 Ny ao an-tampon-trano, aoka tsy hi-
dina haka zavatra ao an-tranony:
18 Ary aoka tsy hiverina izay eny an-
tsaha eny haka ny lambany.
19 Ary mahita loza ny bevohoka, sy ny
mampinono-zaza, aminy izany andro izany!
20 Fa mivavaha hianareo mba tsy han-
dosiranareo, na amy ny ririnina, na amy ny
sabata.
21 Fa ho tonga ny fahorian-dehibe, ka
tsy nisy toa azy, hatrizay nanavany izao
tontolo izao mandrak' ankehitriny, ka tsy
hisy intsony mandrakizay.
22 Ary raha tsy hatsahatry izany andro
izany, tsy hisy nofo ho vonjeny: fa hatsa-
hatry izany andro izany noho ny olom-pi-
dina.
23 Ary raha misy olona hanao aminareo
hoe, Indro, ety Kiraisity, sa, ery; aza mino
hianareo.
24 Fa hiseho i Kiraisity manandoka, sy
mpaminany manandoka, ka haneho fa-
mantarana lehibe sy fahagagana, ka dia ho
fitahiny na ny olom-pidina aza, raha hainy.
25 Indro, voa lazako taminareo rahateo
izany.

26 Ary raha hoy izareo aminareo, Indro,
aty an-efitra Izy; aza mankany hianareo:
Indro, aty amy ny fitoerana miafina Izy;
aza mino.
27 Fa manahaky ny helatra izay mane-
latrelatra any atsinanana, ka hatrany andre-
fana, no hihiaviany ny Zanak'olona.
28 F' izay itoerany ny faty, no hiangona-
ny ny voromahery.
29 Ary raha vao afaka ny fahoriany iza-
ny andro izany, ho maizina ny masoandro,
ka tsy hahazava ny volana, dia hianjera ny
kintana any an-danitra, ka ho hozongozo-
niny ny heriny ny lanitra.
30 Ary dia hiseho amy ny lanitra ny fa-
mantarany ny Zanak'olona: ary ny fire-
nena rehetra ao amy ny tany hitomany, ary
izareo hahita ny Zanak'olona avy ao amy
ny rahony ny lanitra, manan-kery amam-
boninahitra lehibe.
31 Ary Izy haniraky ny anjeliny amy ny
feo lehibe an-trompetra, ary izareo hanan-
gony ny olom-pidiny amy ny vazan-tany izy
efatra hatramy ny fara-vodi-lanitra rehetra.
32 Ary mianara ny ohabolany ny hazo
voara: Raha vao manaroka ny sampany,
ka mandravina, dia fantatrareo fa akeky ny
lohataona.
33 Dia manahaky izany kosa hianareo,
raha vao hitanareo izany rehetr' izany, fan-
taro fa akeky, omby eo am-baravarana,
izany.
34 Izaho milaza aminareo marin-tokoa,
Fa tsy ho foana izany taranak' izany, man-
dra-pahatonga izany rehetr' izany.
35 Ho foana ny lanitra sy ny tany, fa tsy
ho foana ny teniko.
36 Fa tsy misy olona mahalala izany an-
dro aman' ora izany, na dia ny anjely any
an-danitra aza, afa tsy ny Raiko hiany.
37 Fa manahaky ny androny Nôa, no hi-
hiaviany ny Zanak'olona kosa.
38 Fa manahaky ny andro dieny tsy mbo-
la safotra ny tany, dia nihinana sy nisotro
izareo, nampaka-bady sy nanome ny ampa-
karina izareo, mandra-pihiaviny ny andro
izay nidirany Nôa teny an-tsambo-fiara;
39 Dia tsy fantany mandra-pihiaviny ny
safotra, izay nandringiany ny olona re-
hetra; dia manahaky izany kosa no hihia-
viany ny Zanak'olona.
40 Dia hisy roa lahy any an-tsaha; ny
anankiray halainy, ary ny anankiray ha-
velany.
41 *Hisy* roa vavy mitoto vary ao am-pi-
totoana; ny anankiray halainy, ary ny
anankiray havelany.
42 Koa miambena hianareo; fa tsy fanta-
trareo izay hihiaviany ny Tomponareo.
43 Ary fantaro izany, fa, raha fantatry ny
tompon-trano izay fiambenan' ihiaviany ny
mpangalatra, dia niambina izy, ka tsy na-
mela *azy* hanamy ny tranony.
44 Koa miomàna tsara hianareo kosa; fa
avy ny Zanak'olona aminy izay andro tsy
nampoizinareo.
45 Iza moa no mpanompo mahatoky, ka
hendry, izay no tendreny ny tompony ha-
napaky ny mpanompony, hanome azy ha-
nina amy ny fotoana?
46 Finaritr' izany mpanompo izany, raha
avy ny tompony, hahita azy manao izany.
47 Izaho milaza aminareo marin-tokoa,
f' izy no hataony ho mpanapaky ny fana-
nany rehetra.
48 Fa raha manao anakam-po izany mpa-
nompo ratsi-fanahy izany hoe, Ho ela vao
avy ny tompoko;
49 Ka vao mikiapoky ny mpanompo-
namany, dia mihinana, ka misotro amy ny
mpileony izy;
50 Ho avy ny tompony izany mpanompo
izany amy ny andro izay tsy nampoiziny,
ary amy ny ora izay tsy fantany.
51 Dia ho tetitetehiny izy, ka ho tendreny
ny anjarany ao amy ny mpihiatsaravela-
tsihy: any no hitomaniany sy hikitrohany
ny nify.

## TOKO XXV.

Dia hanahaka mpitovovavy folo ny fan-
jakany ny lanitra, izay nitondra ny fanalany,
ka nivoaka hitsena ny mpampakatra.
2 Ary nisy dimy hendry, sy dimy adala,
aminy ireny.
3 Ny adala nitondra ny fanalany, fa tsy
nitondra solikia izareo:
4 Fa ny hendry nitondra solikia tao ana-
tiny ny loviany ambany ny fanalany.
5 Fa raha nitaredretra ny mpampakatra,
samy rendremana avy, ka dia natory izy
rehetra.
6 Ary nony namaton' alina, dia nisy nian-
tso hoe, Indro, avy ny mpampakatra; mi-
voaha mba hitsena azy.
7 Ary izany mpitovovavy rehetr' izany
dia nitsangana, ka namboatry ny fanalany.

8 Ary hoy ny adala tamy ny hendry,
Omeo solikia izahay; fa maty ny fanalanay.
9 Fa ny hendry namaly, ka nanao hoe,
*Tsia*, fandroa tsy ampy ho antsikia: fa
mandehana any amy ny mpivarotra, ka
mividia ho anareo.
10 Raha lasa hividy izareo, dia tonga ny
mpampakatra; ary izay niomana, dia niara-
niditra ho any amy ny fampakaram-bady:
ary ny varavarana no hidiany.
11 Ary rehefa afak' izany, dia tonga ny
mpitovovavy sasany, ka nanao hoe, Tom-
poko, tompoko, vohay izahay.
12 F' izy namaly, ka nanao hoe, Izaho
milaza aminareo marin-tokoa, tsy fantatro
hianareo.
13 Koa miambena hianareo, fa tsy fantatra-
reo ny andro na ny ora, izay hihiaviany ny
Zanak'olona.
14 Fa *ny fanjakany ny lanitra* manahaka
olona mandeha hivahiny, izay niantso ny
mpanompony, ka nanolotra azy ny fana-
nany.
15 Dia nomeny ny anankiray talenta dimy,
ary ny anankiray roa, ary ny anankiray
iray; samy *nomeny izy* rehetra araky ny fa-
haizany; dia nandeha hivahiny miarakami-
nizay izy.
16 Ary izay nandray ny talenta dimy,
dia lasa nandeha, ka nandranto taminy
izany izy; dia nahazo tombom-barotra ta-
lenta dimy kosa izy.
17 Ary toy izany koa izay *nandray* ny
roa, dia nahazo roa kosa izy.
18 F' izay nandray ny anankiray hiany,
dia lasa nihiady ny tany, ka nanafiny ny
volany ny tompony.
19 Ary nony tratr'ela, dia tonga ny tom-
pony izany mpanompo izany, ka nampanisa
azy *ny volany*.
20 Dia tonga ilehy nandray ny talenta di-
my, ka nitondra talenta dimy tombom-baro-
tra kosa izy, ka nanao hoe, Tompoko, ilehy
talenta dimy natolotrao ahy: indro, nahazo
talenta dimy kosa aho.
21 Hoy ny tompony taminy, Marin' izany,
mpanompo tsara, ka mahatoky hianao: na-
hatoky tamy ny kely hianao; dia hataoko
ho mpanapaky ny be hianao: midira amy
ny fifaliany ny tomponao hianao.
22 Dia tonga ilehy nandray ny talenta roa
kosa, ka nanao hoe, Tompoko, ilehy talenta
roa natolotrao ahy: indro, nahazo tombom-
barotra talenta roa kosa aho.
23 Hoy ny tompony taminy, Marin' izany,
mpanompo tsara, ka mahatoky hianao: na-
hatoky tamy ny kely hianao; dia hataoko
ho mpanapaky ny be hianao: midira amy
ny fifaliany ny tomponao hianao.
24 Dia tonga kosa ilehy nandray talenta
iray, ka nanao hoe, Tompoko, fantatro fa
olom-tsaro-po hianao, mijinja izay tsy nafafi-
nao, ary manangona aminy izay tsy naha-
hakao:
25 Dia natahotra aho, ka lasa hanafiny
ny talentao ao anatiny ny tany: indro, ny
anao ho anao.
26 Ary ny tompony namaly, ka nanao ta-
miny hoe, Ry mpanompo sady ratsi-fanahy
no malaina, efa fantatrao f'izaho mijinja izay
tsy nafafiko, ary manangona aminy izay tsy
nahahako:
27 Koa, tokony hampananainao ny volako
amy ny mpanàna-vola hianao; ary raha ton-
ga aho, dia handray ny ahy amban-janany.
28 Ka alao any aminy ny talenta, dia
omeo any izay manana talenta folo.
29 Fa homeny izay rehetra manana, dia
hitombo fananana izy: f' izay tsy manana,
dia halainy any aminy izay ananany.
30 Ka ario any amy ny maizin' any an-
koatra ny mpanompo tsi-mahasoa: any no
hitomaniany sy hikitrohany ny nify.
31 Ary raha avy ny Zanak'olona amy ny
voninahiny, ambany ny anjely masina re-
hetra momba Azy, dia hipetraka ambony
ny lapany ny voninahiny Izy:
32 Ary ny firenena rehetra hangoniny eo
anatrehany; ary Izy hanavaka azy mana-
haky ny mpiandri-ondry manavaky ny on-
dry amy ny osy;
33 Ary Izy hametraky ny ondry ao amy
ny ankavanany, fa ny osy ao amy ny anka-
viany.
34 Ary ny Mpanjaka hilaza aminy izay
ao amy ny ankavanany hoe, Avia, hianareo
izay no tahiny ny Raiko, handova ny fan-
jakana izay namboariny ho anareo hatri-
zay nanorenany izao tontolo izao:
35 Fa nony noana Aho, dia nomenareo
hanina Aho: nony nangetaheta Aho, dia
nampisotroinareo Aho: nony nivahiny Aho,
dia nampiandranoinareo Aho:
36 Nony tsy nanan-kitafy Aho, dia no ta-
finareo Aho: nony narary Aho, dia no tsa-
boinareo Aho: nony tao an-trano-maizina
Aho, dia no vangianareo Aho.
37 Dia hamaly Azy ny marina, ka hanao

hoe, Tompoko, oviana no hitanay noana Hia-
nao, ka nomenay hanina *Hianao?* na man-
getaheta, ka nampisotroinay *Hianao?*
38 Ary oviana no hitanay mivahiny Hia-
nao, ka nampiandranoinay *Hianao?* na tsy
manan-kitafy Hianao, ka no tafinay *Hia-
nao?*
39 Ary oviana no hitany marary Hianao,
na ao an-trano-maizina, ka no vangianay
Hianao?
40 Dia hamaly *azy* ny Mpanjaka kosa,
ka hanao aminy hoe, Izaho milaza amina-
reo marin-tokoa, fa nataonareo tamiko iza-
ny izay nataonareo tamy ny rahalahiko,
izay kely indrindra.
41 Dia hoy Izy kosa aminy izay ao amy ny
ankaviany, Mialà amiko, hianareo voa ozo-
na, ho any amy ny afo mandrakizay, izay
namboariny ho any ny devoly sy ny anje-
liny:
42 Fa nony noana Aho, tsy mba nome-
nareo hanina Aho: nony nangetaheta Aho,
tsy mba nampisotroinareo Aho:
43 Nony nivahiny Aho, tsy mba nam-
piandranoinareo Aho: nony tsy nanan-ki-
tafy Aho, tsy mba no tafinareo Aho: nony
narary sy ao an-trano-maizina Aho, tsy
mba no tsaboinareo Aho.
44 Dia hamaly Azy izareo kosa, ka ha-
nao hoe, Tompoko, oviana no hitanay no-
ana Hianao, na mangetaheta, na mivahiny,
na tsy manan-kitafy, na marary, na ao an-
trano-maizina, ka tsy mba nitsabo Anao
izahay?
45 Dia hamaly azy kosa Izy, ka hanao
hoe, Izaho milaza aminareo marin-tokoa,
sangy tsy mba nataonareo *izany* na tamy
ny anankiray kely indrindra aminy ireny,
tsy mba nataonareo tamiko *izany*.
46 Ary ireto dia hankany amy ny fampi-
jaliana mandrakizay; fa ny marina ho any
amy ny fiainana mandrakizay.

## TOKO XXVI.

ARY rehefa vitany Iesio izany teny rehetr'
izany, dia nilaza tamy ny mpianany Izy
hoe,
2 Hianareo mahalala, fa raha afak' indroa
andro, dia tonga ny pasaka, ary ny Za-
nak'olona havadikia mba homboany amy
ny hazo-fijaliana.
3 Ary dia niangona ny mpisorona be, sy
ny mpanoratra, ary ny loholona, teo an-tra-
nony ny mpisorona be izay atao hoe, i
Kaiafa.
4 Ary izareo nihiendry hisambotra any
Iesio amy ny fitaka, ka hamono *Azy*.
5 Fa hoy izareo, Tsy amy ny fandroana,
fandroa mifandrozana ny olona.
6 Ary Iesio nony tany Betania teo an-tra-
nony Simôna boka,
7 Dia nanatona Azy vehivavy ananki-
ray mitondra vata-alabasitera feno menaka
saro-bidy indrindra, ka nanidina tamy ny
lohany, raha nipetra-nihinana Izy.
8 Fa nony nahita *izany* ny mpianany,
dia tezitra izareo, ka nanao hoe, Nahoana
iny no laniny foana to' izany?
9 Fa tokony ho lafo be iny menaka iny,
ka homeny ny malahelo.
10 Ary Iesio nony nahalala *izany*, dia hoy
Izy taminy, Nahoana hianareo no mampa-
hory ny vehivavy? fa nanao zava-tsoa ta-
miko izy.
11 Fa hianareo manany ny malahelo ao
aminareo mandrakariva, f' Izaho tsy anana-
nareo mandrakariva:
12 F'izy nanidina izany menaka soa izany
tamy ny tenako, dia nanao *izany* handevi-
na Ahy izy.
13 Izaho milaza aminareo marin-tokoa,
Na aiza na aiza aminy izao tontolo izao
no hitoriany izany filazantsara izany, dia
hambarany kosa izay nataony io vehivavy
io, ho fahatsiarovany azy.
14 Ary ny anankiray amy ny roa amby
ny folo lahy, atao hoe, Ioda Isikariôta, dia
nankao amy ny mpisorona be,
15 Ka hoy izy *taminy*, Hoatrinona no
homenareo, dia hamadikia Azy ho anareo
aho? Ary izareo naneky hanome azy vola
telo-polo.
16 Ary hatraminy izany no tadiaviny izay
fetr' andro hamadihiany Azy.
17 Dia nankao aminy Iesio ny mpianatra
tamy ny voalohan' androny ny mofo tsi-
masirasira, ka nanao taminy hoe, Aiza no tia-
nao hanamboaranay hihinanao ny pasaka?
18 Ary hoy Izy, Mandehana any amy ny
lehilahy ao an-tanàna, ka lazao aminy hoe,
Hoy ny Mpampianatra, Efa akeky ny fo-
toako; Izaho ambany ny mpianatro hihi-
nany ny pasaka ao aminao.
19 Ary ny mpianatra nanao araky ny nan-
didiany Iesio azy; dia namboatry ny pa-
saka izareo.
20 Ary nony hariva ny andro, dia nipe-

traka tao amy ny roa amby ny folo lahy
Izy.
21 Ary nony nihinana izareo, dia hoy Izy,
Izaho milaza aminareo marin-tokoa, fa
misy anankiray ato aminareo hamadikia
Ahy.
22 Ary samy nalahelo indrindra izareo, ka
vao nilaza taminy, izy rehetra hoe, Iza-
ho va no izy, Tompoko?
23 Ary Izy namaly, ka nanao hoe, Izay
mangarony ny tànany amiko ao anatiny ny
lovia, izy no hamadikia Ahy.
24 Ny Zanak'olona mandeha tokoa araky
ny nanoratany Azy: fa mahita loza lehy
olona izay mamadiky ny Zanak'olona! tsa-
ra an' izany lehilahy izany no tsy nahita
masoandro izy.
25 Ary Ioda, izay mamadikia Azy, dia
namaly, ka nanao hoe, Izaho va no izy,
Mpampianatr'ô? Dia hoy Izy taminy, Voa
lazanao.
26 Ary nony nihinana izareo, Iesio nan-
dray ny mofo, dia nisaotra, dia no vakiny,
dia nomeny ny mpianatra, ka hoy Izy,
Raiso, hano; itoy no tenako.
27 Ary Izy nandray ny kapoaka, dia ni-
saotra, dia nomeny azy, ka nanao hoe, So-
troy izany hianareo rehetra:
28 F' itoy no rako amy ny fanekena vao-
vao, izay alatsaka hisolo ny maro ho fame-
lan-keloky ny fahotana.
29 Ary Izaho milaza aminareo, Izaho
tsy hisotro intsony io vokatry ny tahom-
boaloboka io, hatramy ny andro no vao hi-
sotroako indray aminareo izany ao amy ny
fanjakany ny Raiko.
30 Ary rehefa nihira tonon-kira ananki-
ray izareo, dia lasa hankany an-tendrom-
bohitr' Oliva.
31 Ary hoy Iesio taminy, Ho tafintohina
amiko hianareo rehetra anio alina: fa voa
soratra hoe, "Ho kapohiko ny Mpiandry,
dia hiely ny ondry."
32 Fa rehefa hatsangany Aho, dia hande-
ha alohanareo any Galilaia Aho.
33 F' i Petro namaly, ka nanao taminy
hoe, Na dia ho tafintohina ny olona rehe-
tra aminao, tsy ho tafintohina mandraki-
zay aho.
34 Hoy Iesio taminy, Izaho milaza ami-
nao marin-tokoa, Fa anio alina, dieny tsy
mbola maneno ny akoho, dia handà Ahy
intelo hianao.
35 Hoy Petro taminy, Na dia hiara-maty
aminao aza aho, tsy handà Anao tsy ako-
ry aho. Ary araky izany koa no lazai-
ny ny mpianatra rehetra.
36 Dia nandeha Iesio ambany *ny mpia-
nany* hankany an-tanim-boly atao hoe, i
Getsimane, ary hoy Izy tamy ny mpiana-
tra, Mipetraha ato hianareo, raha mankeny
hivavaka eny Aho.
37 Ary Izy nitondra any Petro ambany
ny zanaky Zebedaio roa lahy, dia vao na-
lahelo, ka ory indrindra Izy.
38 Ary hoy Izy taminy, Fadiranovana ny
fanahiko, toy ny efa ho faty: mitoera ato,
ka miambena ato amiko.
39 Ary nony nandroso kelikely Izy, dia
niankohoka, dia nivavaka, ka nanao hoe,
Hianao Raiko, esory amiko itoy kapoaka
itoy, raha azo atao; nefa tsy ny sitra-poko,
fa ny Anao, *no hatao.*
40 Ary Izy nankany amy ny mpianatra,
dia nahita azy matory, ka hoy Izy taminy
Petro, Manao ahoana izany, hianareo tsy
mahay miambina ato amiko na ora iray
hiany va?
41 Miambena hianareo, ka mivavaha, mba
tsy hidiranareo amy ny fakam-panahy:
mety hiany ny fanahy, fa reraka ny nofo.
42 Dia lasa indray Izy, dia nivavaka, ka na-
nao hoe, Hianao Raiko, raha tsy azo heso-
rina amiko itoy kapoaka itoy, mba tsy ho so-
troiko izany, kanefa ny sitra-ponao no hatao.
43 Dia tonga Izy, ka nahita azy matory
indray: f' efa nilondalonda ny masony.
44 Ary Izy nandao azy, dia nandeha, ka
nivavaka impahatelo, miteny izany teny
izany hiany.
45 Dia nankeny amy ny mpianany Izy,
ka hoy Izy taminy, Matoria ankehitriny,
ka mialà sasatra hianareo: indro, efa akeky
ny fotoana, ary ny Zanak'olona hatolotra
an-tànany ny mpanota:
46 Mitsangàna, andeha isikia: indro, efa
akeky lehy mamadikia Ahy.
47 Raha mbola miteny Izy, indro, avy
Ioda, anankiray amy ny roa amby ny folo
lahy, ary *nisy* olona maro be momba azy
mitondra sabatra, sy tehina, izay nirahiny
ny mpisorona be sy ny loholona.
48 Ary lehy namadikia Azy efa nanome
azy famantarana, ka nanao hoe, Lehy no
horohako no Izy: sambory Izy.
49 Ary Izy nandeha faingiana hankany
aminy Iesio, ka nanao hoe, Finaritra, Tom-
poko; dia nanoroka Azy izy.

50 Ary hoy Iesio taminy, Ry sakaiza,
maninona aty hianao? Dia nanatona ny
olona, dia naninjitry ny tànany taminy
Iesio, ka nisambotra Azy.
51 Ary, indro, ny anankiray aminy izay
nomba any Iesio naninjitry ny tànany, dia
nandray ny sabatrany, dia nikiapa ny mpa-
nompony ny mpisorona be, ka no tapahiny
ny sofiny.
52 Ary hoy Iesio taminy, Ampidiro ny
sabatrao amy ny tranony: f' izay rehetra
maka sabatra, no ho vonoiny amy ny saba-
tra.
53 Ataonao va, fa tsy mahazo mivavaka
amy ny Raiko Aho ankehitriny, dia ham-
pandehaniny aty amiko ny anjely, tsy omby
roa amby ny folo lejeona?
54 Raha izany, atao ahoana no hahatan-
teraky ny Soratra *Masina*, fa tsy maitsy
ho tonga izany?
55 Iesio nilaza tamy ny olona maro ta-
miny izany andro izany hoe, Mivoaka va
hianareo mitondra sabatra aman-tehina hi-
sambotra Ahy, tahaky ny mpitana mpanga-
latra? Izaho nipetraka teo afovoanareo isan'
andro, ka nampianatra teo amy ny tempo-
ly, fa tsy nisambotra Ahy hianareo.
56 F' izany rehetr' izany no nataony ha-
hatanteraky ny soratry ny mpaminany. Ary
ny mpianatra rehetra nandao Azy, ka nan-
dositra.
57 Ary izay nisambotra any Iesio no ni-
tondra *Azy* ho any amy ny Kaiafa mpiso-
rona be, eny am-piangonany ny mpanoratra
sy ny loholona.
58 F' i Petro nanaraka Azy eny lavida-
vitr'eny hankany an-tranony ny mpisorona
be; ary izy niditra, dia nipetraka tao amy
ny mpanompo, hizahany izay farany.
59 Ary ny mpisorona be, sy ny loholona,
ambany ny Sonedrio rehetra, nitady vavo-
lombelona mandaingia hiampanga any Iesio,
hamonoany Azy.
60 Fa tsy nahita *ny mirai-teny* izareo:
eny, na dia maro ny vavolombelona man-
daingia tonga teo, tsy nahitany *ny mirai-
teny.* Ary nony amy ny farany, dia tonga
teo ny vavolombelona roa mandaingia;
61 Ka hoy izareo, Ilehity no nanao hoe,
Izaho maharava ny tempolin' Andriama-
nitra, ka mahatsangany izany indray nony
hateloan' andro.
62 Ary ny mpisorona be nitsangana, ka
nanao taminy hoe, Tsy manan-kavaly va
Hianao? Inona no iampangany ireo vavo-
lombelon' ireo Anao?
63 Fa tsy niteny Iesio. Ary ny mpiso-
rona be namaly, ka nanao taminy hoe,
Ampianianako Anao amin' Andriamanitra
mahavelona hilaza aminay, na Hianao no
i Kiraisity, Zanak' Andriamanitra.
64 Hoy Iesio taminy, Voa lazanao; anefa
milaza aminareo kosa Aho, fa hianareo
rahatrizay hahita ny Zanak' olona mipetra-
kaao amy ny tànan' ankavanany ny Hery,
ka avy amy ny rahony ny lanitra.
65 Ary ny mpisorona be dia nandriatry
ny lambany, ka nanao hoe, Efa nanompa
Izy; ahoana no ilantsikia vavolombelona
intsony? indro, efa renareo ny fanompàny:
66 Ahoana no hevitrareo? Ary izareo na-
maly, ka nanao hoe, Tokony ho vonoiny Izy.
67 Dia no rorany ny tavany, ka nasiany
totohondry Izy; ary ny sasany namely
Azy tahamaina,
68 Ka nanao hoe, Maminania aminay,
Hianao i Kiraisity, iza no namely Anao?
69 Ary Petro nipetraka teo an-kianjany
lehy trano: dia nanatona azy ankizi-vavy
anankiray, ka nanao hoe, Hianao kosa
nomba any Iesio any Galilaia.
70 F' izy nandà teo anatrehany izy re-
hetra, ka nanao hoe, Tsy fantatro izay teni-
nao.
71 Ary nony nivoaka tany am-bavahady
izy, dia nahita azy ankizi-vavy anankiray
koa, ka hoy izy taminy izay *nitoetra* teo,
Ilehio kosa nomba any Iesio any Nazareta.
72 Ary izy nandà indray tamy ny fianiana-
na hoe, Tsy fantatro izany lehilahy izany.
73 Ary rehefa afaka kelikely, dia nankeo
izay nijanona teo, ka nanao taminy Petro
hoe, Hianao marin-tokoa mba namany
ireny; fa ny fiteninao no miampanga
anao.
74 Dia vao niozona izy, ka nianiana hoe,
Tsy fantatro izany lehilahy izany; dia na-
neno ny akoho taminy izany.
75 Ary Petro nahatsiaro ny teniny Iesio,
izay no lazainy taminy hoe, Dieny tsy
mbola maneno ny akoho, dia handà Ahy
intelo hianao. Ary izy nivoaka, dia nito-
many indrindra.

## TOKO XXVII.

Ary nony maraina ny andro, dia ni-
hiendry any Iesio ny mpisorona be re-

hetra ambany ny loholona, hamonoany Azy.
2 Ary rehefa nafatony, dia nentiny, ka
natolony any Pontio Pilato mpanapaka
Izy.
3 Ary Ioda izay namadikia Azy, rehefa
hitany fa no helohiny, dia nanenina, ka nameriny
ny vola telo-polo ho any ny mpisorona
be, sy ny loholona,
4 Manao hoe, Nanota tokoa aho, fa namadiky
ny ra marina aho. Fa hoy izareo,
Hanao ahoana anay *izany*? Izahaonao
ange.
5 Ary nony natsipiny teo amy ny tempoly
ny vola, dia niala; dia nandeha, ka
nanenda-tena izy.
6 Ary ny mpisorona be nandray ny vola,
ka hoy izareo, Tsy mety hasiana an-drakimasina
izany, fa vidin-dra.
7 Dia nifampisaina izareo, ka namidy ny
sahany ny mpanefi-vilany ny vola, handevenany
ny vahiny.
8 K' izany no ataony ny anarany izany
saha izany mandrak' andro any hoe, i Sahan-dra.
9 Dia tanteraky izay nampilazany any
Ieremia, mpaminany, hoe, "Dia nalainy
ny vola telo-polo, ny vidiny izay no tombanany
ny zanaky Isiraely;
10 Dia nomeny izany ho fividiny ny sahany
ny mpanefi-vilany; araky ny nandidiany
Iehôvah ahy."
11 Ary Iesio nijanona teo anatrehany ny
mpanapaka; ary ny mpanapaka nanontany
Azy, ka nanao hoe, Hianao va no
Mpanjaky ny olon-Iodaia? Ary hoy Iesio
taminy, Voa lazanao.
12 Fa raha niampanga Azy ny mpisorona
be ambany ny loholona, dia tsy namaly
teny Izy.
13 Ary Pilato nanao taminy hoe, Tsy
renao v' izay zavatra maro no iampangany
Anao?
14 Ary nony tsy namaly azy na indrainbava
akory Izy, dia gaga indrindra ny
mpanapaka.
15 Fa ny fanaony ny mpanapaka, amy
ny fandroana, no mandefa mpifatotra anankiray
ho any ny olona, izay tiany.
16 Ary izareo dia nana-mpifatotra malaza,
atao hoe i Baraba.
17 Ary rehefa niangona teo izareo, dia
hoy Pilato taminy, Iza moa no tianareo
halefako ho anareo? i Baraba, sa Iesio,
Izay atao hoe i Kiraisity?
18 F' izy nahalala, fa fialonana no nanolorany
Azy.
19 Ary rehefa nipetraka teo amy ny fitsarana
izy, ny vavy dia naniraka ho any
aminy, manao hoe, Aza maninona izany
olona marina izany, fa nanindri-mandry
ahy be hiany Izy anio.
20 Fa ny mpisorona be ambany ny loholona
nampaneky ny olona maro, mba hangataka
any Baraba, ary mba hampamono
any Iesio.
21 Ary ny mpanapaka namaly, ka nanao
taminy hoe, Iza moa aminy izy roa lahy,
no tianareo halefako ho anareo? Ary hoy
izareo, I Baraba.
22 Hoy Pilato taminy, K' ahoana kosa
no hanavako any Iesio, Izay atao hoe i
Kiraisity? Hoy izy rehetra taminy, Homboy
amy ny hazo-fijaliana Izy.
23 Ary hoy ny mpanapaka, Nahoana, k'
inona no ratsy nataony? Fa mainkia niantso
izareo, ka nanao hoe, Homboy amy ny
hazo-fijaliana Izy.
24 Ary raha hitany Pilato, fa tsy mahampangina
*azy* izy, fa mainkia mampitabataba
*azy*, dia naka rano izy, ka nanoza ny tànany
teo anatrehany ny olona maro, ka nanao
hoe, Afaka aho amy ny rany io lehy
marina io, izahaonareo ange.
25 Ary ny olona rehetra namaly, ka nanao
hoe, Aoky ny rany ho aminay sy ho amy ny
zanakay.
26 Ary izy dia nandefa any Baraba ho
azy: ary rehefa no kapohiny Iesio, dia natolony
mba homboany amy ny hazo-fijaliana.
27 Ary ny miaramilany ny mpanapaka
nitondra any Iesio ho any an-trano-fitsarana,
dia nanangony ny miaramila-namany
rehetra hanohitra Azy.
28 Ary rehefa nanala ny lambany, dia
nanafy Azy lamba jaky izareo.
29 Ary rehefa nandrary satro-tsilo izareo,
dia nasiany tamy ny lohany, ary tsorakazo
eny an-tànan' ankavanany: dia nandohalikia
teo anatrehany, ka nihiomehy Azy, ka
nanao hoe, Finaritra, Hianao mpanjaky ny
olon-Iodaia!
30 Dia no rorany, dia nalainy ny tsorakazo,
ka no kapohiny ny lohany.
31 Ary rehefa naneso Azy izareo, dia nanesotra
izany lamba izany taminy, ka nanafy
Azy ny lambany, ary Izy no nentiny
ho homboany amy ny hazo-fijaliana.
32 Ary nony nivoaka izareo, dia nahita

lehilahy any Koreny, atao hoe i Simôna:
izay no tereny hitondra ny hazo-fijaliany.
33 Ary rehefa tonga tany amy ny tany,
atao hoe i Gologota, izany hoe, i Fitoe-
ran-karan-doha,
34 Dia nomeny Azy vinigera mihiaro
afero ho sotroiny: ary nony nanandrany
*izany*, dia tsy nety nisotro Izy.
35 Ary rehefa no homboany tamy ny
hazo-fijaliana Izy, dia nizara ny lam-
bany, ka nanao filokany *izany*, mba ho tan-
teraky izay nampilazany any ny mpami-
nany hoe, "Izareo nifampizara ny fitafiako,
ary ny lambako no nanavany filokana."
36 Ary nony mipetraka, dia niambina Azy
teo izareo.
37 Ary nasiany soratra fiampangany Azy
teo ambony ny lohany hoe, ITOY NO
IESIO MPANJAKY NY OLON-
IODAIA.
38 Ary nisy mpangalatra roa lahy no
homboany tamy ny hazo-fijaliana teo ani-
lany, ny anankiray tamy ny ankavanany,
ary ny anankiray tamy ny ankaviany.
39 Ary izay nandalo nanompa Azy, dia
nanifikifiky ny lohany,
40 Ka nanao hoe, Hianao Izay mandrava
ny tempoly, ka manangany *izany* amy ny
hateloan'andro, vonjeo ny tenanao. Raha
Zanak'Andriamanitra Hianao, midinà hiala
amy ny hazo-fijaliana.
41 Ary toy izany kosa no fanesony ny
mpisorona be, ambany ny mpanoratra, sy
ny loholona, ka nanao hoe,
42 Izy namonjy ny olona sasany; ny te-
nany tsy hainy ho vonjena. Raha Mpan-
jaka any Isiraely Izy, aoky Izy hidina hiala
amy ny hazo-fijaliana ankehitriny, dia hino
Azy izahay:
43 Izy natoky an' Andriamanitra; aoky
Izy hamonjy azy ankehitriny, raha tia azy
Izy: fa hoy Izy, Izaho no Zanak'Andria-
manitra.
44 Ary toy izany kosa no fanesony ny
mpangalatra roa lahy, izay nomboany tamy
ny hazo-fijaliana niaraka taminy.
45 Dia maizina ny tany rehetra hatramy
ny ora fahenina, ka hatramy ny ora faha-
sivy.
46 Ary Iesio niantso tamy ny feo mahery,
rehefa omby amy ny ora fahasivy, ka na-
nao hoe, "Eli, Eli, lama sabakitany?" iza-
ny hoe, "Andriamanitro, Andriamanitro,
nahoana Hianao no nahafoy Ahy?"
47 Ary ny sasany izay nijanona teo, raha
nandre *izany*, dia nanao hoe, Miantso any
Elia Izy.
48 Ary ny anankiray teo aminy, dia ni-
hiazakazaka, ka nandray fifohana, natsofoka
tamy ny vinigera, dia no tohiziny tamy ny
tsorakazo, dia nampisotro Azy izy.
49 Ary ny sasany nanao hoe, Aoky hiza-
hantsikia na avy Elia hamonjy Azy, na tsia.
50 Ary Iesio, rehefa niantso indray tamy
ny feo mahery, dia niala-aina Izy.
51 Ary, indro, triatra mitsatsà ny fisaro-
nany ny tempoly, hatramy ny lohany ka
hatramy ny vodiny; dia nihiorohoro ny
tany, dia nitresaka ny vatolampy;
52 Dia nisokatra ny fasana; ary maro ny
fatiny ny olona masina izay efa nody man-
dry nitsangana,
53 Ka nivoaka teo amy ny fasana ireo;
rehefa nitsangana Izy, dia nankany an-ta-
nàna masina, ka niseho tamy ny maro.
54 Ary ny ambonin-jato ambany izay
nomba azy, miambina any Iesio, raha na-
hita ny horohoron-tany ambany izay zavatra
natao teo, dia natahotr' indrinda, ka nanao
hoe, Zanak' Andriamanitra marin-tokoa io
lehilahy io.
55 Ary nisy vehivavy maro kosa nitsinjo
eny lavitr' eny, izay nanaraka any Iesio
avy any Galilaia, manompo Azy.
56 Nomba ireny Maria any Magidala, sy
Maria reniny Iakôbo sy Iôse, ary ny reniny
ny zanaky Zebedaio.
57 Ary nony hariva ny andro, dia avy le-
hilahy manan-karena any Arimataia, ny
anarany hoe Iôsefa, izay efa nianatra taminy
Iesio.
58 Izany lehilahy izany dia nankao aminy
Pilato, ka nangataky ny fatiny Iesio. Dia
nasainy Pilato homeny *azy* ny faty.
59 Ary rehefa nalainy Iôsefa ny faty, dia
no fonosiny hariry madinikia madio.
60 Ary izy nandevina azy teo amy ny
fasana vaovao, izay efa no lavahany tamy
ny vatolampy; ary rehefa nakodiany vato
makadiry ho amy ny varavarany ny fasana,
dia lasa nandeha izy.
61 Ary Maria any Magidala, sy Maria
anankiray, nipetraka teo anilany ny fasana.
62 Ary nony maraina ny andro manara-
karaky ny fanamboarana, dia nankany ami-
ny Pilato ny mpisorona be ambany ny Fa-
risaio,
63 Manao hoe, Tompoko, izahay maha-

tsiaro, f' iny mpamitaka iny nanao hoe, die-
ny mbola velona izy, Raha afaka hateloa-
n'andro, dia hitsangana Aho.
64 Koa asavy hiambenany mafy ny fasana
hateloan'andro, fandroa avy hangalatra Azy
ny mpianany nony alina, ka hanao amy ny
olona hoe, Efa nitsangana tamy ny maty
Izy: ka dia ho ratsiratsy kokoa ny fitaka
farany noho ny voalohany.
65 Fa hoy Pilato taminy, Hianareo ma-
na-mpiambina: mandehana, atavy izay za-
kanareo.
66 Dia lasa nandeha izareo, ka nataony
mafy ny fasana, dia napetany ny vato, ka
*no tendreny* ny mpiambina.

## TOKO XXVIII.

Ary raha tapitra ny sabata, raha vao ma-
zava ratsy ny andro voalohany amy ny
herinandro, dia lasa hizaha ny fasana i
Maria any Magidala sy Maria anankiray.
2 Ary, indro, nisy horohoron-tany lehibe:
fa anjeliny ny Tompo nidina avy any an-
danitra, ary nony tonga izy, dia nakodiany
ny vato hiala amy ny varavarana, ka nipe-
traka teo amboniny.
3 Ary ny tarehiny manahaky ny helatra,
ary ny akanjony fotsy tahaky ny oram-pa-
nala;
4 Ary ny mpiambina natahotra azy, dia
nangovitra, ka torana tahaky ny maty izareo.
5 Ary ny anjely namaly, ka nilaza tamy
ny vehivavy hoe, Aza matahotra hianareo:
fa fantatro fa mitady any Iesio hianareo,
izay efa no homboany tamy ny hazo-fija-
liana.
6 Tsy ato Izy: f'efa nitsangana Izy, araky
ny voa lazany. Avia, izahao ny fitoerana
izay nandriany ny Tompo.
7 Ary mandehana faingiana, ka lazao
amy ny mpianany, f'efa nitsangana tamy
ny maty Izy; ary, indro, Izy mialoha ana-
reo ho any Galilaia; any no hahitanareo
Azy: indro, efa nilaza taminareo aho.
8 Dia niala faingiana tamy ny fasana iza-
reo, sady natahotra no faly indrindra, ka nihi-
azakazaka hilaza amy ny mpianany izareo.
9 Ary nony nandeha hilaza amy ny mpia-
nany izareo, indro, Iesio nifanena taminy,
ka nanao hoe, Finaritra. Ary izareo nony
nanatona, dia nilelapaladia, ka nitsaoka
Azy:
10 Dia hoy Iesio taminy, Aza matahotra
hianareo: mandehana, asavy ny rahalahiko
hankany Galilaia; ary any no hahitany
Ahy.
11 Ary rehefa lasa izareo, indro, ny mpiam-
bina sasany nankany an-tanàna, ka nila-
za tamy ny mpisorona be ny zavatra re-
hetr' izay vao tonga teo.
12 Ary rehefa niangona izareo ambany ny
loholona, dia nirai-tetikia hanao-saina, ka
nanome vola be ny miaramila,
13 Ka nanao hoe, Lazao, fa ny mpianany
tonga halina ka nangalatra Azy, raha na-
tory izahay:
14 Ary raha reny ny mpanapaka izany,
izahay hampangina azy, ka hiaro anareo
izahay.
15 Dia nandray ny vola izareo, ka nanao
araky izay nampianarany azy: ary izany
teny izany naeliny ny olon-Iodaia mandrak'
andro any.
16 Ary ny mpianatra iraikia amby ny
folo nankany Galilaia, ho any an-tendrom-
bohitra, izay nanendreny Iesio *halehany*.
17 Ary nony nahita Azy izareo, dia ni-
tsaoka Azy: fa niahanahana ny sasany.
18 Ary nony tonga Iesio, dia niteny taminy,
ka nanao hoe, Efa nomeny Ahy ny hery
rehetra any an-danitra sy aty an-tany.
19 Ka mandehana hianareo, dia manava
mpianatra ny olona rehetra, manao-batisa
azy amy ny anarany ny Ray, sy ny Zana-
ka, ary ny Fanahy Masina;
20 Mampianatra azy hitandrina izay re-
hetra nandidiako anareo: ary indro, Izaho
momba anareo mandrakariva, ambara-pa-
hatapitry izao tontolo izao. Amena.

# NY FILAZANTSARA

NO SORATANY

# MARIKO.

---

## TOKO I.

NY voalohany ny filazantsarany Iesio Ki-
raisity, Zanak'Andriamanitra;
2 Araky ny nampanoratany ny mpami-
nany hoe, "Indro, Izaho maniraky ny olo-
ko hialoha Anao, izay hamboatry ny làla-
nao eo alohanao:"
3 "Ny feony ny anankiray miantso any
an-efitra hoe, Amboary ny làlany Iehôvah,
ahitsio ny alehany."
4 Iôana dia nanao-batisa teny an-efitra,
ka nitory ny batisany ny fibebahana, ho
famelan-keloky ny fahotana.
5 Dia nanatona azy ny tany Iodaia rehe-
tra, ambany ny olon-Ieriosalema, dia natao-
ny batisa tao an' ony Ioridany, maneky ny
fahotany.
6 Ary Iôana nitafy lamba volon-angame-
navava, ary fisikinan-koditra eny am-bani-
any; ary valala sy tantely remby no fihi-
nany.
7 Ary izy nitory, ka nanao hoe, Avy
aoriako Izay mahery lavitra noho izaho,
tsy tokony hiondrikia hamaha ny fehin-
kiapany aza aho.
8 Izaho efa nanao-batisa anareo tamy ny
rano hiany; f' Izy hanao-batisa anareo amy
ny Fanahy Masina.
9 Ary Iesio taminy izany andro izany, dia
niala tany Nazareta any Galilaia, ka natao-
ny Iôana batisa teny Ioridany Izy.
10 Ary raha vao niakatra tamy ny rano
izy, dia nahita ny lanitra misokatra, ary ny
Fanahy midina amboniny tahaky ny voro-
mailala.
11 Ary nisy feo avy any an-danitra, *ma-
nao hoe*, Hianao no Zanako malalako, Izay
sitrako indrindra.
12 Ary ny Fanahy dia nampandeha Azy
ho any an-efitra miarakaminizay.
13 Ary Izy nitoetra efa-polo andro tany
an-efitra, ka nalain-TSatana fanahy Izy;
ary Izy nitoetra teo amy ny bibidia; ary ny
anjely nanompo Azy.
14 Ary rehefa nataony teo an-trano-mai-
zina Iôana, dia nankany Galilaia Iesio, mi-
tory ny filazantsara any ny fanjakan' An-
driamanitra,
15 Ka manao hoe, Tonga ny fotoana, k' efa
akeky ny fanjakan' Andriamanitra: mi-
bebaha hianareo, ka minoa ny filazantsara.
16 Ary Izy nony nitsangantsangana teny
amoron-dranomasina any Galilaia, dia na-
hita any Simôna, sy Andrea, mirahalahy,
mandatsa-bovo eny an-dranomasina; fa
mpamovo izareo.
17 Ary hoy Iesio taminy, Manaraha Aho
hianareo, dia hataoko ho mpamovo-olona
hianareo.
18 Dia nandao ny vovony miarakamini-
zay izareo, ka nanaraka Azy.
19 Ary rehefa niala kely teo Izy, dia na-
hita any Iakôbo, zanaky Zebedaio, ary
Iôana rahalahiny, izay tany an-tsambo koa
mamboatry ny vovony.
20 Dia niantso azy miarakaminizay Izy:
ary izareo nandao any Zebedaio, rainy, eny
an-tsambo, ambany izay olona no tamka-
zany, ka dia nanaraka Azy izareo.
21 Ary izareo nankany Kapernaomy:
ary raha omby amy ny sabata, dia niditra
teo amy ny sonagôgy Izy, ka nampiana-
tra.
22 Dia talanjona ny olona noho ny fam-
pianarany: f' Izy nampianatra azy tahaky
izay manana fahefana, fa tsy tahaky ny
mpanoratra.
23 Ary nisy olona teo amy ny sonagô-
giny manam-panahy maloto; dia niantso-
mafy izy,
24 Ka nanao hoe, Indrisy! inona no
hataonao aminay, ry Iesio any Nazareta
avy hamono anay va Hianao? izaho maha-
lala Anao, f' iza Hianao dia ny Masina
Andriamanitra.

25 Ary Iesio nananatra azy, ka nanao hoe, Mangìna hianao, ka mivoaha aminy.

26 Ary ny fanahy maloto nony nanetitetikia azy, dia niantso tamy ny feo mahery, ka nivoaka taminy.

27 Ary gaga ny olon-drehetra, dia nifanontany, ka nanao hoe, Manao ahoana izao zavatr' izao? manao ahoana izao fampianaram-baovao izao? fa amy ny fahefana no andidiany ny fanahy maloto, dia maneky Azy izareo.

28 Ary ny lazany niely miarakaminizay ho any amy ny tany manodidina rehetra any Galilaia.

29 Ary raha vao nivoaka tamy ny sonagôgy izareo, dia niditra tany an-tranony Simôna sy Andrea, ambany Iakôbo sy Iôana.

30 Ary ny reniny ny vadiny Simôna nandry marary ny tazo: ary izareo namonjy hilaza azy taminy.

31 Ary Izy nankany, dia nandray azy tamy ny tànany, ka nanangana azy; dia nandao azy ny tazo miarakaminizay, ka nanompo azy izy.

32 Ary nony hariva ny andro, raha vao maty ny masoandro, Izy no nitondrany ny marary rehetra, ambany ny voim-panahy ratsy.

33 Dia niangona avokoa ny ao an-tanàna ho eo am-baravarana.

34 Ary Izy nahasitrany ny maro izay marary amy ny aretin-tsamihafa; dia namoaka fanahy ratsy maro Izy; ary tsy namela ny fanahy ratsy hiteny Izy, fa nahafantatra Azy izareo.

35 Ary Izy nifoha maraina alina koa, dia nivoaka, dia nankany amy ny tany foana, ka nivavaka teo Izy.

36 Ary Simôna, ambany ny momba azy, dia nanaraka Azy.

37 Ary rehefa nahita Azy izareo, dia hoy izareo taminy, Ny olon-drehetra mitady Anao.

38 Ary hoy Izy taminy, Andeha isikia hankany an-tanàna mifanakeky, hitoriako teny any koa: f' izany no nalehako.

39 Ary Izy nitory teny teo amy ny sonagôginy ny olona any Galilaia rehetra, ka namoaky ny fanahy ratsy.

40 Ary nisy boka manatona Azy, mitaraina aminy dia mandohalikia aminy, ka manao aminy hoe, Fa mahadio ahy Hianao, raha tianao.

41 Ary Iesio namindra-fo, dia naninjitry ny tànany, dia nanendry azy, ka nanao taminy hoe, Tiako; madiova hianao.

42 Ary raha vao niteny Izy, dia nandao azy miarakaminizay ny boka, ka dia sitrana izy.

43 Ary Izy nananatra azy mafy, dia nampandeha azy miarakaminizay;

44 Ka hoy Izy taminy, Aza ambara amy ny olona na dia iray akory: fa mandehana, asehoy ny mpisorona ny tenanao, ka atero ny amy ny fandiovany anao, izay nandidiany Môse, ho fanambarana aminy.

45 Ary izy nivoaka, dia vao nitory be hiany, dia nanely izany teny izany, ka tsy nahazo niditra mihiarihiary intsony any antanàna Izy; f'Izy nitoetra tany ivelany tamy ny tany foana; dia nanatona Azy ny olona eny tontolo eny.

## TOKO II.

Ary raha afak' izany andro izany, dia niditra tany Kaperinaomy indray Izy; dia no lazalazainy, fa teo an-trano Izy.

2 Dia niangona faingiana ny maro, ka tsy nisy hitoerana, na dia hatramy ny varavarana aza: ary Izy nitory teny taminy.

3 Ary izareo nankao aminy, mitondra ny anankiray maty ila, izay no lanjainy ny efadahy.

4 Ary tsy nahazo nanatona Azy, noho ny habeny ny olona, dia nanesotry ny tafontrano izay nitoerany: ary rehefa nanesotra *izany*, dia nampidininy ny fandriana izay nandriany lehy maty ila.

5 F' Iesio nony nahita ny finoan' ireo, dia nanao taminy lehy maty ila hoe, Anaka, voa vela ny helokao.

6 Fa ny mpanoratra sasany nipetraka teo, dia nifanditra tam-pony hoe,

7 Nahoana ilehio no manompa toy izany? iza no mahavela heloka, afa tsy Andriamanitra hiany?

8 Ary Iesio nahalala am-panahiny taminy izay, fa nifanditra izany anakam-po izareo, dia hoy Izy taminy, Nahoana hianareo no mifanditra am-ponareo izany zavatr' izany?

9 Iza no moramora kokoa, no manao aminy lehy maty ila hoe, Voa vela ny helokao; sa manao hoe, Mitsangàna, dia ento ny fandrianao, ka mandehana?

10 Fa mba ho fantatrareo, fa ny Zanak'olo-

na manana fahefana hamela-heloka aty ambony ny tany, (dia hoy Izy aminy lehy maty ila,)

11 Izaho milaza aminao hoe, Mitsangàna, dia ento ny fandrianao, ka modia any antranonao hianao.

12 Ary izy nitsangana miarakaminizay, dia nitondra ny fandriany, ka nandeha teo anatrehany ny olon-drehetra; dia talanjona izy rehetra, ka nankalaza an' Andriamanitra, ka nanao hoe, Izahay tsy mbola nahita toy izany.

13 Ary Izy nandeha indray teny amorondranomasina; ary ny olona rehetra nankao aminy, ary Izy nampianatra azy.

14 Ary nony niala Izy, dia nahita any Levy zanaky Alifaio mipetraka ao anilany ny fandraisan-ketra, ka hoy Izy taminy, Manaraha Ahy. Dia nitsangana izy, ka nanaraka Azy.

15 Ary raha nipetra-nihinana tao antranon-*Devy* Izy, dia niara-nipetraka tao aminy Iesio sy mpianany ny farantsa maro sy ny mpanota: fa nisy maro tao, dia nanaraka Azy izareo.

16 Ary ny mpanoratra sy ny Farisaio, raha nahita Azy nihinana tamy ny farantsa sy ny mpanota, dia nilaza tamy ny mpianany, Nahoana Izy no mihinana, sy misotro, amy ny farantsa, sy ny mpanota?

17 Ary rehefa nandre Iesio, dia nanao taminy hoe, Ny finaritra tsy mila mpanaofanafody, fa ny marary: tsy avy hiantso ny marina Aho, fa ny mpanota, hibebaka.

18 Ary ny mpianatry Iôana, sy ny any ny Farisaio zatra-nifady: dia avy izareo, ka manao aminy hoe, Nahoana ny mpianatry Iôana sy ny any ny Farisaio no mifady, fa ny mpianatrao tsy mba mifady?

19 Ary hoy Iesio taminy, Mahafady va ny havany ny ampakarina, dia mbola ao aminy hiany ny mpampakatra? tsy mahafady izareo, raha mbola ao ny mpampakatra.

20 Fa ho avy ny andro, raha halainy ny mpampakatra any aminy; ka dia hifady aminy izany andro izany izareo.

21 Ary tsy misy olona mamboatra akanjo tonta amy ny lamba vao no tenominy: fa raha izany, ny vaovao natampina handriatry ny tonta, ka hitatra ny triatra.

22 Ary tsy misy olona manisy divay vaovao amy ny tavoahangy tonta: fa raha izany, ny divay vaovao hamoitry ny tavoahangy, sady raraka ny divay no simba ny tavoahangy: fa ny tavoahangy vaovao no asiany ny divay vaovao.

23 Ary lasa namaky ny tanim-bary tamy ny sabata Izy; ary ny mpianany, raha nandeha, dia vao nanoty ny salohim-bary.

24 Ary ny Farisaio nanao taminy hoe, Indro, nahoana ireo no manao izay tsy mety amy ny sabata?

25 Ary hoy Izy taminy, Tsy mbola vakinareo va ny teny milaza izay nataony Davidy, raha tsy manan-ko-hanina, ka noana izy, ambany izay nomba azy?

26 Ahoana no nidirany tany an-tranon' Andriamanitra, amy ny androny Abiatara mpisorona be, dia nihinany ny mofo aseho, izay tsy mety ho hanina, afa tsy ny mpisorona hiany, ary nomeny izay nomba azy kosa?

27 Ary hoy Izy taminy, Ny sabata nataony ho any ny olona, tsy ny olona ho any ny sabata:

28 Ary ny Zanak'olona no Tompony ny sabata koa.

## TOKO III.

Ary Izy dia niditra indray tao amy ny sonagôgy; ary nisy lehilahy maty tànana teo.

2 Ary izareo nizaha taratra Azy na hahasitrana azy amy ny sabata na tsia; mba hiampangany Azy.

3 Dia hoy Izy tamy ny lehilahy maty tànana, Mitsangàna eo afovoany.

4 Ka hoy Izy tamy ny olona, Hanao soa va, sa hanao ratsy, no mety hatao amy ny sabata? hamonjy ny aina va, sa hamono? Dia nangina izareo.

5 Ary Izy, nony nijery azy tamy ny fahatezerana, ka nalahelo noho ny hahasarotry ny fony, dia hoy Izy tamin-dralehilahy, Ahinjiro ny tànanao. Dia nahinjiny: ka sitrana ny tànany ho tahaky ny anankiray.

6 Ary lasa nivoaka miarakaminizay ny Farisaio, dia nirai-tetikia tamy ny any Herôda, hiampanga Azy hamonoany Azy.

7 F' Iesio niala teo ambany ny mpianany hankany an-dranomasina: dia nanaraka Azy ny olona maro be avy any Galilaia, sy any Iodaia,

8 Ary any Ieriosalema, sy any Idiomaia, ary any an-dafiny Ioridany; ary ny olona maro be izay nanodidina any Toro sy Sidô-

na, rehefa nandre izay zavatra nataony, dia
nankao aminy.
9 Ary hoy Izy tamy ny mpianany, mba
hasiany sambo kely hiandry Azy, noho ny
hamarony ny olona, fandroa mifanety ami-
ny izareo.
10 F' Izy nahasitrany ny maro, ka dia
nifanety taminy mba hanendry Azy, izay
rehetra nanana aretina.
11 Ary ny fanahy maloto, rehefa nahita
Azy, niondrikia teo anatrehany, dia niantso,
ka nanao hoe, Hianao no Zanak' Andria-
manitra.
12 Ary Izy nananatry ny olona mafy mba
tsy hilazalaza Azy.
13 Ary Izy niakatra ho any an-tendrom-
bohitra, ka niantso izay tiany hankao ami-
ny: dia nankao aminy izareo.
14 Ary Izy nanendry roa amby ny folo
lahy, mba hitoetr' ao aminy, ka naniraka
azy hitory teny,
15 Sy hanana fahefana hahasitrany ny
aretina, ary hamoaky ny fanahy ratsy;
16 Ary Simôna no nataony ny anarany
hoe i Petro;
17 Ary Iakôbo zanaky Zebedaio, ary
Iôana rahalahiny Iakôbo: ary ny anarany
atao hoe, i Boanerijesy, izany hoe, i Zana-
baratra:
18 Ary Andrea, sy Filipo, sy Baritolo-
maio, sy Mataio, ary Tôma; ary Iakôbo
zanaky Alifaio, sy Tadaio, ary Simôna
Kananity;
19 Ary Ioda Isikariôty, izay namadikia
Azy izay; dia nankany an-trano izareo.
20 Ary ny olona maro niangona indray,
ka dia tsy nahazo nihina-mofo aza iza-
reo.
21 Ary ny havany, rehefa nandre *izany*,
dia nivoaka mba hihiazona Azy: fa hoy
izareo, Efa very saina Izy.
22 Ary ny mpanoratra izay nidina avy
any Ieriosalema, dia nanao hoe, Izy ma-
nana Belizeboba, ary ny lohany ny fanahy
ratsy no amoahany ny fanahy ratsy.
23 Ary rehefa niantso azy hankao aminy
Izy, dia nanao ohabolana taminy hoe, Atao
i Satana ahoana hahavoaka any Satana?
24 Ary raha ny fanjakana no miady an-
trano, tsy mahaharitra izany fanjakana
izany.
25 Ary raha ny trano no miady an-trano,
tsy mahaharitra izany trano izany.
26 Ary raha i Satana no manohi-tena, ka
miady an-trano, tsy mahaharitra, fa manam-
parany izy.
27 Tsy misy olona mahazo mangalatry
ny fanaky ny mahery, rehefa niditra tany
an-tranony, raha tsy afatotra angaloha ny
mahery, dia vao hangalatry ny ao an-trano-
ny izy.
28 Izaho milaza aminareo marin-tokoa,
Fa hahazo famelan-keloky ny fahotana re-
hetra ny zanak'olombelona, sy ny fanom-
pana rehetra izay nataony:
29 F' izay manompa any ny Fanahy Ma-
sina, tsy hahazo famelan-keloka mandraki-
zay izy, fa tsy maitsy mahita loza ao amy ny
fitsarana mandrakizay izy:
30 Satria hoy izareo, Manana fanahy ma-
loto Izy.
31 Dia nankany ny rahalahiny ambany
ny reniny, ary nitoetra teo ala-trano, dia
naniraka ho aminy, hiantso Azy.
32 Ary ny olona maro nipetraka manodi-
dina Azy; ka hoy izareo taminy, Indro,
ny reninao, sy ny rahalahinao, mitady Anao
eo ala-trano.
33 Ary Izy namaly azy, ka nanao hoe, Iza
no reniko, sa no rahalahiko?
34 Ary Izy nijery izay nipetraka manodi-
dina Azy, dia hoy Izy, Indro ny reniko, sy
ny rahalahiko!
35 F' izay hanao ny sitra-pon' Andriama-
nitra, izy no rahalahiko, sy anabaviko, ary
reniko.

## TOKO IV.

Ary vao nampianatra indray teo amoron-
dranomasina Izy: ary ny olona maro be
niangona hankao aminy, dia niditra ho any
an-tsambo Izy, ka nipetraka teo an-drano-
masina; ary ny olona rehetra nitoetra tamy
ny tany teo amoron-dranomasina.
2 Ary Izy nanao ohabolana hampianatra
azy zavatra maro, ka nilaza tamy ny fam-
pianarany azy hoe,
3 Mihainoa; Indro, lasa ny mpamafy ha-
mafy:
4 Ary nony namafy izy, dia latsaka ny
sasany teny amoron-dàlana, dia avy ny
voro-manidina, ka nandany izany.
5 Ary latsaka ny sasany teny an-tany be
vato, izay tsy nisy tany betsaka; dia na-
laky nitrebona izany, fa tsy nisy tany
lalina:
6 Fa rehefa niposaka ny masoandro, dia

nalazo; ka maty izany, fa tsy nanam-
paka.
7 Ary latsaka ny sasany teny an-tsilo;
ary ny tsilo naniry, dia namono izany, ka
tsy namoa izany.
8 Ary latsaka ny sasany teny an-tany tsara,
ary raha naniry sy namoa, dia vokatra;
dia namoa, ny sasany avy intelo-polo heny,
ary ny sasany avy inenim-polo heny, ary
ny sasany avy injato heny.
9 Ary hoy Izy taminy, Izay manan-tsofina
malady, aoky izy hihaino.
10 Ary raha nitoetra irery Izy, dia nanon-
tany Azy *ny hevitry* ny ohabolana, izay nom-
ba Azy ambany ny roa amby ny folo lahy.
11 Ary hoy Izy taminy, Hianareo nomeny
hahalala ny zava-tsaro-pantarina amy ny
fanjakan' Andriamanitra; fa ny zavatra
rehetra atao amy ny ohabolana aminy izay
any ivelany:
12 Mba hahiratra izareo, dia hijery, fa tsy
hahita; ary handre, dia handre, fa tsy ha-
halala; fandroa hampibebahany, ka have-
lany ny heloky ny fahotany.
13 Ary hoy Izy taminy, Tsy fantatrareo
v' izany ohabolana izany? Ary ataonareo
ahoana no hahafantatry ny ohabolana rehetra?
14 Ny mpamafy, dia mamafy ny teny.
15 Ary ireo izay *latsaka* teo amoron-dà-
lana, izay namafasany ny teny; ary rehefa
nandre, dia avy faingiana i Satana, ka maka
ny teny izay nafafiny tam-pony.
16 F' izay mandray ny voany latsaka teny
an-tany be vato no ilehy mihaino ny teny,
ka malaky mandray izany amy ny fifaliana;
17 Fa tsy manam-paka ireny, dia mahari-
tra vetivety: fa rehefa avy ny fahoriana, sy
ny fanenjehana, noho ny teny, dia malaky
tafintohina izareo.
18 Ary izay mandray ny voany latsaka
teny an-tsilo no ilehy mihaino ny teny,
19 Ary ny fiahiahiany izao fiainana izao,
sy ny fitaky ny harena, ary ny filany ny
zavatra sasany, miditra hamono ny teny, ka
tsy mamoa izany.
20 Ary izay mandray ny voany latsaka
teny an-tany tsara, no ilehy mandray *izany;*
ka dia mamoa, ny sasany avy intelo-polo
heny, ny sasany avy inenim-polo heny, ary
ny sasany avy injato heny.
21 Ary hoy Izy taminy, Ny jiro entiny
va hasiany ao ambany ny vata-famarana,
na ao ambany ny farafara? Tsy hataony
va ao am-pitoeran-jiro?
22 Fa tsy misy miery, izay tsy ho hita;
ary tsy misy miafina, izay tsy haseho.
23 Raha misy olona manan-tsofina malady,
aoky izy hihaino.
24 Ary hoy Izy taminy, Tandremo izay
fihainoanareo: ny ohatra ataonareo no ha-
noharany anareo, ary homeny mihoatra ho
anareo izay mihaino.
25 F' izay rehetra manana no homeny:
ary izay rehetra tsy manana no halainy any
aminy izay ananany.
26 Ary hoy Izy, Ny fanjakan' Andriama-
nitra manahaky ny olona, mamafy voa amy
ny tany;
27 Ary matory nony alina, ka mifoha
nony andro, ary ny voany tady maniry no
vaky vazana, fa tsy fantatry ny faniriny.
28 Fa ny tany mamoa ho azy; voalohany
mitohatra, dia teraka, ary rehefa izany, dia
soa-maravo izany.
29 Fa rehefa masaka ny voany, dia mi-
tondra fijinjana faingiana izy, f' efa akeky
ny fararano.
30 Ary hoy Izy, Tahaky ny inona no
hataontsikia va ny fanjakan' Andriamani-
tra? Ary ohabolana manao ahoana no ha-
noharantsikia izany?
31 Manahaky ny voa-motaridy izany,
raha afafiny amy ny tany, kely lavitra
noho ny voa rehetra amy ny tany izany:
32 Fa rehefa nafafiny, dia maniry izany,
ka lehibe lavitra noho ny anana rehetra,
dia manan-tsampana lehibe, ka mahazo
mitoetra ny voro-manidina ao ambany ny
aloky ireny.
33 Ary ohabolana maro toy izany no na-
nambarany azy ny teny, araky izay zaka-
ny hihainoana.
34 Ary tsy niteny taminy Izy raha tsy
tamy ny ohabolana: ary nambarany tamy
ny mpianany ny zavatra rehetra, raha nito-
kana izareo.
35 Ary taminy izany andro izany, nony
hariva ny andro, dia hoy Izy taminy,
Aoky isikia hankany an-dafy.
36 Ary rehefa nampody ny olona maro,
dia naka Azy izareo, raha tany an-tsambo
Izy. Ary nisy sambo madinikia hafa koa
teo aminy.
37 Ary avy ny tafio-drivotra lehibe, ary
ny alon-drano nianjera tamy ny sambo, ka
dia feno *rano* izany.
38 Ary Izy natory tamy ny vodiny ny
sambo miondanà: ary izareo namoha Azy,

ka nilaza taminy hoe, Tompoko, tsy maninona Anao va, raha maty izahay?
39 Dia nitsangana Izy, dia nananatry ny rivotra, ka nilaza tamy ny ranomasina hoe, Miadàna, mitsahara. Ary ny rivotra dia nitsahatra, ka dia tony tsara ny andro.
40 Ary hoy Izy taminy, Nahoana hianareo no matahotra toy izany? Nahoana no tsy manam-pinoana hianareo?
41 Ary izareo natahotr' indrindra, ka nifampilaza hoe, Iza moa io lehy io, fa maneky Azy ny rivotra sy ny ranomasina?

## TOKO V.

ARY izareo nankany an-dafiny ny ranomasina, ho any an-taniny ny olon-Gadara.
2 Ary nony tafavoaka tany an-tsambo Izy, dia nifanena taminy miarakaminizay lehy olona manam-panahy maloto, mivoaka amy ny fasana;
3 Izy nanao ny fonenany teo amy ny fasana; ary tsy nisy olona nahafatotra azy, na dia tamy ny gadra-fohy aza:
4 Fa nafatony matetikia tamy ny gadralava sy ny gadra-fohy, ary ny gadra-fohy no tapahiny, ary ny gadra-lava no vakivakiny; ary tsy nisy olona nahafoloka azy.
5 Ary izy nitoetra mandrakariva, andro aman' alina, teny an-tendrombohitra, ary teo amy ny fasana, miantsoantso, ka mitetitena amy ny vato.
6 F' izy nony nahita any Iesio eny lavitr' eny, dia nihiazakazaka, ka nitsaoka Azy;
7 Ary izy niantso tamy ny feo mahery, ka nanao hoe, Maninona ahy Hianao, Iesio Zanak'Andriamanitra Avo indrindra? Ampianianako Anao amy ny Andriamanitra, aza mampahory ahy Hianao.
8 Fa hoy Izy taminy, Mivoaha amin-dralehilahy, ry fanahy maloto.
9 Ary Izy nanontany taminy hoe, Iza moa no anaranao? Ary izy namaly, ka nanao hoe, Lejeona no anarako; fa maro izahay.
10 Ary izy nilelapaladia taminy, mba tsy ho roahiny hiala amy ny tany.
11 Ary nisy kisoa maro mirai-dia nifahy teny an-tendrombohitra.
12 Ary ny fanahy ratsy rehetra niera taminy, ka nanao hoe, Asavy hidiranay any anatiny ny kisoa.
13 Ary Iesio namela azy miarakaminizay. Ary ny fanahy maloto, rehefa nivoaka, dia niditra tany anatiny ny kisoa: ary ireo mirai-dia ireo niriotra tamy ny tevana, ho any an-dranomasina, (ary tokony ho roa arivo ireny,) ka dia maty tany an-dranomasina.
14 Ary izay namahy ny kisoa dia nandositra, ka nilaza *izany teny izany* tany antanàna, sy tany an-tsaha. Dia nivoaka izareo mba hizaha izay nataony.
15 Dia nankany aminy Iesio izareo, ka nahita lehy voim-panahy ratsy izay nanany ny lejeona, mipetraka, sady mitafy lamba no àri-saina: dia natahotra izareo.
16 Ary izay efa nahita, dia nilaza tamy ny olona, izay nanavany ny voim-panahy ratsy, sy ny kisoa.
17 Ary izareo vao nangataka taminy hiala amy ny taniny.
18 Ary rehefa tonga tany an-tsambo Izy, dia nangataka lehy voim-panahy ratsy taminy, mba hitoetr' ao aminy.
19 F' Iesio tsy namela azy, fa hoy Izy taminy, Modia any an-tranonao ao amy ny havanao, ka lazao aminy izay zavatra lehibe nataony ny Tompo taminao, ka namindra-fo taminao Izy.
20 Ary izy niala, dia vao nilaza tany Dekapoly izay zavatra lehibe nataony Iesio taminy: dia gaga ny olona rehetra.
21 Ary Iesio rehefa nankany an-tsambo indray, mba hankany an-dafy, dia niangona hanatona Azy ny olona maro be: ary efa omby amoron-dranomasina Izy.
22 Ary indro, avy anankiray amy ny mpanapaky ny sonagôgy, Iaeiro no anarany; ary rehefa nahita Azy, dia niankohoka tamy ny tongony izy,
23 Dia nangataka mafy taminy, ka nanao hoe, Ny zanako-vavy kely marary efa ho faty: masìna Hianao, mankanesa hametraky ny tànanao aminy, hahasitrana azy, dia ho velona izy.
24 Ary Izy nandeha hiaraka aminy; ary ny olona maro be nanaraka Azy, ka nanety Azy.
25 Ary nisy vehivavy anankiray nitsi-dra roa amby ny folo taona;
26 Dia nandefitra zavatra be tamy ny mpanao-fanafody maro, ka nandany ny fananany rehetra, ka tsy nety sitrana, fa mainkia nihiaratsiratsy kokoa;
27 Ary rehefa nandre any Iesio, dia nankao ivohony mamaky ny olona mifanety, ka nanendry ny lambany.

28 Fa hoy izy, Na dia ny lambany aza
no voa tendriko, dia ho sitrana aho.
29 Dia nihiamaina miarakaminizay ny
lohany ny fitsi-drany; ka fantany fa sitra-
na taminy izany aretina izany ny tenany.
30 Ary Iesio nahalala taminy izany, fa
nisy hery niala taminy, dia nihiodina teo
afovoany ny olona mifanety, ka nilaza hoe,
Iza no nanendry ny lambako?
31 Ary ny mpianany nilaza taminy hoe, Hia-
nao mahita ny olona maro mifanety Anao,
ary hoy Hianao va, Iza no nanendry Ahy?
32 Ary Izy nijery manodidina hizaha izay
nanao izany zavatr' izany.
33 Fa ny vehivavy, sady matahotra no
mangovitra, fa fantany izay nataony tami-
ny, dia nankany, dia niankohoka teo ana-
trehany, ka nambarany Azy ny marina re-
hetra.
34 Ary hoy Izy taminy, Anaka, ny fino-
anao no nahasitrana anao; mandehana soa
aman-tsara, ary aoka ho sitrana amy ny
aretinao hianao.
35 Raha mbola miteny Izy, dia tonga
izay nirahiny ny mpanapaky ny sonagôgy,
ka hoy izareo, Maty ny zanakao-vavy: na-
hoana hianao mbola mampahory ny Mpa-
mpianatra?
36 Ary Iesio nony vao nandre ny teny
izay nataony, dia hoy Izy tamy ny mpa-
napaky ny sonagôgy hoe, Aza matahotra,
minoa hiany.
37 Ary Izy tsy namela olona hanaraka
Azy, afa tsy Petro sy Iakôbo, ary Iôana
rahalahiny Iakôbo.
38 Ary Izy dia nankany an-tranony lehy
mpanapaky ny sonagôgy, ka nahita ny
horakoraka, mitomany, ka mitaraina in-
drindra ny olona.
39 Ary rehefa tafiditra Izy, dia hoy Izy
taminy, Nahoana hianareo no mihiorako-
raka sy mitomany? Tsy maty lehy zaza-
vavy, fa matory.
40 Dia nihiomehy Azy ny olona. F'
Izy namoaka azy rehetra, dia naka ny ray
aman-dreniny lehy zazavavy, ambany izay
*nitoetra* tao aminy, dia niditra tany aminy
izay nandriany lehy zazavavy.
41 Ary nony nandray ny tànany lehy
zazavavy, dia hoy Izy taminy, Talita kio-
my, izany hoe raha adikia, Ry zazavavy,
Izaho milaza aminao, Mitsangàna.
42 Dia nitsangana miarakaminizay lehy
zazavavy, ka nandehandeha; f' efa roa
amby ny folo taona izy. Ary talanjona
dia talanjona indrindra ny olona.
43 Ary Izy nananatra azy mafy, mba tsy
hilazalaza amy ny olona izany; ka hoy
Izy, Omeo hanina izy.

## TOKO VI.

Ary Izy nivoaka teo, ka tonga tany amy
ny taniny, dia nanaraka Azy ny mpianany.
2 Ary rehefa tonga ny sabata, dia vao
nampianatra tao amy ny sonagôgy Izy:
ary maro izay nihaino *Azy*, dia gaga, ka
nanao hoe, Aiza no ahazoany lehio izany
zavatr' izany? Ary manao ahoana izay
fahendreny nomeny Azy, ka hainy ny tà-
nany hanao izany fahagagana izany?
3 Tsy lehio ny mpandrafitra, zanaky Ma-
ria, ny rahalahiny Iakôbo, sy Iôse, sy Ioda,
ary Simôna? ary ny anabaviny tsy mitoe-
tra ety aminay v' izareo? Ary tafintohina
taminy izareo.
4 Fa hoy Iesio taminy, Mpaminany tsy
afa-boninahitra, afa tsy amy ny taniny, sy
amy ny havany, ary amy ny mpianakaviny
hiany.
5 (Ary Izy tsy nahazo nanao fahagagana
na iray akory teo, afa tsy nametraky ny tà-
nany tamy ny olona marary vitsy foana, ka
nahasitrana *azy*.)
6 Ary gaga Izy noho ny tsi-finoany.
Dia nitety ny vohitra mampianatra Izy.
7 Ary Izy niantso ny roa amby ny folo
lahy hankao aminy, dia vao naniraka azy
tsiroaroa; ka nomeny azy fahefana ho amy
ny fanahy maloto;
8 Dia nananatra azy Izy, Aza mitondra
zavatra amy ny alehanareo, na kitapom-
batsy, na mofo, na vola anatiny ny kitapo-
nareo, afa tsy tehina hiany:
9 Fa asivy kapa ny tongotrareo; aza mi-
tafy akanjo roa.
10 Ary hoy Izy taminy, Izay trano no hi-
diranareo, mitoera ao mandra-pialanareo ao.
11 Ary izay tsy hampandroso anareo, na
tsy hihaino anareo, raha miala eo hianareo,
hetsikietseho ny vovoka ho afaka amy ny
tongotrareo, ho vavolombelona hiampanga
azy. Izaho milaza aminareo marin-tokoa,
Ho moramora kokoa ho any Sodoma sy
Gomora, amy ny andro-fitsarana, noho an'
izany tanàn' izany.
12 Ary izareo nivoaka, dia nitory hoe, Tsy
mety raha tsy mibebaka.

13 Ary izareo namoaka fanahy ratsy maro,
dia nanoso-menaka ny maro izay narary, ka
nahasitrana *azy*.
14 Ary Herôda mpanjaka, raha nandre
*izany*, (f' efa reny ny anarany,) dia hoy izy,
Efa nitsangana tamy ny maty Iôana mpa-
nao-batisa, k' izy no isehoany ny hery hanao
fahagagana.
15 Hoy ny sasany, I Elia izy; ary hoy ny
sasany, Mpaminany izy, na toy ny ananki-
ray amy ny mpaminany.
16 Ary rehefa nandre *izany* Herôda, dia
hoy izy, Iôana, izay no tapahiko ny lo-
hany, izy: efa nitsangana tamy ny maty
izy.
17 F' i Herôda hiany rehefa naniraka, dia
nampisambotra any Iôana, ka nampama-
totra azy teo an-trano-maizina noho ny
any Herôdia vadiny Filipo rahalahiny; f'
efa nanam-bady azy izy.
18 Fa hoy Iôana taminy Herôda, Tsy
mety raha manam-bady ny vadiny ny ra-
halahinao hianao.
19 Ary izy nahatezitra any Herôdia, izay
naniry hamono azy, fa tsy azony.
20 F' i Herôda natahotra any Iôana, fa
fantany fa lehilahy marina sy masina izy,
ary izy nitandrina azy; ary rehefa nandre
azy, dia nanao zavatra maro izy, ka nihaino
azy tamy ny fifaliana.
21 Ary rehefa tonga andro mety hana-
vany Herôda sakafo, amy ny andro nihie-
renan-taona nahaterahany, ho any ny an-
driandahiny, sy ny mpifehi-arivo, ary ny
loholona any Galilaia;
22 Ka rehefa niditra ny zanaka-vaviny
Herôdia, dia nandihy, ka nahafaly any He-
rôda ambany izay niara-nipetraka teo *ami-
ny*, dia hoy ny mpanjaka taminy lehy zaza-
vavy, Mangataha amiko izay hilainao, dia
homeko anao.
23 Ary izy nianiana taminy hoe, Izay
hangatahinao amiko, dia homeko anao hatry
ny antsasaky ny fanjakako.
24 Ary izy nivoaka, ka nanao tamy ny re-
niny hoe, Inona no hangatahiko? Ary hoy
izy kosa, Ny lohany Iôana mpanao-batisa.
25 Dia niditra malady miarakaminizay ho
amy ny mpanjaka izy, dia nangataka, ka
nanao hoe, Tiako homenao ahy miaraka-
minizay ny lohany Iôana mpanao-batisa ao
an-dovia.
26 Dia nalahelo indrindra ny mpanjaka,
kanefa tsy nety nandà azy izy, noho ny
fianianany sy ny olona izay niara-nipetraka
teo.
27 Ary ny mpanjaka dia naniraka fain-
giana mpamono olona anankiray, ka nan-
didy mba ho entiny ny lohany: ary izy
nandeha, ka no tapahiny ny lohany teo an-
trano-maizina,
28 Dia nentiny ny lohany teny an-dovia,
ka nomeny ho any lehy zazavavy: dia
nomeny lehy zazavavy ho an-dreniny kosa.
29 Ary rehefa nandre *izany* ny mpianany,
dia nankeo, ka naka ny fatiny, dia naleviny
tao am-pasana.
30 Ary ny apositoly niangona ho any
aminy Iesio, ka nanambara Azy ny zavatra
rehetra, izay nataony, ambany izay nampia-
nariny.
31 Ary hoy Izy taminy, Avia hitokana
ao amy ny tany foana, ka mitsahara keli-
kely: fa maro no nifamoivoy, ka tsy nisy
fitsaharana hihinana.
32 Ary izareo nandeha an-tsambo hito-
kana ao amy ny tany foana.
33 Ary ny olona maro nahita azy man-
deha, ary betsaka no nahalala Azy, dia
niala teo an-tanàna rehetra ny olona, ka ni-
hiazakazaka an-tongotra, dia tonga taloha,
ka nanatona Azy.
34 Ary Iesio nony nivoaka, dia nahita ny
olona maro be, ka namindra-fo taminy, fa
manahaky ny ondry tsy mana-mpiandry
izareo; dia vao nampianatra azy zavatra
maro Izy.
35 Ary rehefa lasan-davitra ny andro, ny
mpianany dia nankao aminy, ka nanao hoe,
Itoy tany foana, k' efa tafapaka ny andro
ankehitriny:
36 Ravao ny olona hankany an-tsaha
manodidina sy ny vohitra, hividy mofo ho
haniny; fa tsy manan-ko-hanina izareo.
37 F' Izy namaly, ka nanao taminy hoe,
Omeo hanina ireo. Ary hoy izareo taminy
kosa, Handeha hividy mofo v' izahay,
izay azony ny roan-jato sikiajy, ka home-
nay ho haniny?
38 Ary hoy Izy taminy, Ampempa firy
no anananareo? andeha, ary izahao. Ary
rehefa nahalala, dia hoy izareo, Dimy, sy
hazandrano roa.
39 Ary Izy nandidy azy hampipetraky
ny olona rehetra an-tokony ambony ny ahi-
maitso.
40 Dia nipetraka miantoko zato aman-
dimam-polo avy izareo.

41 Ary rehefa naka ny ampempa dimy sy
ny hazandrano roa Izy, dia niandrandra ny
lanitra, dia nisaotra, ka no vakiny ny am-
pempa, dia nomeny ny mpianany, hape-
trany eo anoloany ny olona; ary ny ha-
zandrano roa no zarainy taminy izy rehe-
tra.
42 Ary samy nihinana avokoa izy rehe-
tra, ka dia voky.
43 Ary nangoniny ny sombintsombin-
mofo amana hazandrano, ka dia nahafeno
harona roa amby ny folo.
44 Ary izay nihinany ny ampempa,
tokony ho dimy arivo lahy.
45 Ary Izy nanery ny mpianany miara-
kaminizay, hiditr' ao an-tsambo, hita eo
alohany ho any an-dafy, any Betisaida,
raha nampirava ny olona Izy.
46 Ary rehefa nampandehaniny, dia niala
hankany an-tendrombohitra hivavaka Izy.
47 Ary nony hariva ny andro, efa omby
eo am-povoan-dranomasina ny sambo, ary
Izy irery hiany no tany an-tanety.
48 Ary Izy nahita azy mivoy fatratra;
fa nanohitra azy ny rivotra; ary efa omby
amy ny fiambenana fahefatra nony alina,
dia nankao aminy Izy, ka nitsangantsan-
gana tambony ny ranomasina, ka nikiasa
handalo azy Izy.
49 Fa rehefa hitany Izy mitsangantsan-
gana ambony ny ranomasina, dia nataony
ho matoatoa Izy, dia niantso mafy izareo:
50 F' izy rehetra nahita Azy, dia nataho-
tra. Ary Izy niteny taminy miarakami-
nizay, ka nanao taminy hoe, Matokia, Izaho
no Izy, aza matahotra.
51 Ary Izy niakatra hankany aminy
ho any an-tsambo; dia nitsahatra ny rivo-
tra: dia talanjona, ka gaga indrindra
izareo.
52 Ary izareo tsy nihievitry ny amy ny
ampempa: f'efa sarotra ny fony.
53 Ary nony tafita izareo, dia nankany
an-tany Genesareta izareo, ka nanakeky
ny tany.
54 Ary nony tafavoaka tamy ny sambo
izareo, dia nahalala Azy miarakaminizay
ny olona teo.
55 Dia nihiazakazaka taminy izany tany
manodidina rehetr' izany, dia vao nitondra
ny marary eny am-pandriana ho any aminy
izay nataony no nitoerany.
56 Ary na aiza na aiza no nidirany, na tany
am-bohitra, na tany an-tanàna, na tany an-
tsaha, dia napetraka tamy ny làlana ny ma-
rary, ka nangataka taminy izareo, hanendre-
ny ireny, na dia ny sisin-dambany hiany
aza: ary sitran' izay nanendry Azy.

## TOKO VII.

Ary ny Farisaio niangona hankao aminy,
ambany ny mpanoratra sasany, izay avy
tany Ieriosalema.
2 Ary rehefa hitany, fa ny mpianany sa-
sany nihina-mofo tamy ny tànana maloto,
(izany hoe, tsy mioza) dia nomen-tsiny.
3 (Fa tsy mihinana ny Farisaio, sy ny
olon-Iodaia rehetra, raha tsy mioza ny tà-
nany matetikia, fa mitana ny fanaon-dra-
zana izareo.
4 Ary tsy mihinana izareo *raha avy* any
an-tsena, raha tsy mioza. Ary misy zava-
tra maro koa, izay nasainy ho tànany, ny
manasa kapoaka, sy vilany, sy lovia va-
rahina, ary farafara.)
5 Ary ny Farisaio ambany ny mpanoratra
nanontany Azy hoe, Nahoana ny mpiana-
trao no tsy manaraky ny fanaon-drazana,
fa mihina-mofo amy ny tànana tsy mioza?
6 Ary Izy namaly, ka nanao taminy hoe,
Marina ny naminaniany Esaia anareo mpi-
hiatsaravelatsihy, araky ny voa soratra hoe,
"Ireo olon' ireo mankalaza Ahy amy ny
molotra, fa manalavitra Ahy ny fony.
7 Fa mivavaka amiko foana ireo, raha
mampianatry ny didiny ny olona ho fam-
pianarana."
8 Fa mahafoy ny didin' Andriamanitra,
dia mitana ny fanaony ny olona hianareo,
ny manasa vilany, sy kapoaka: ary zavatra
maro hafa koa toy izany no ataonareo.
9 Ary hoy Izy taminy, Marin' izany, fa
hianareo mahafoy ny didin' Andriamanitra
hitandremanareo ny fanaonareo.
10 Fa hoy Môse, "Manaraha ny rainao
aman-dreninao," ary "Izay manompa ny
ray, na ny reny, aoka ho vonoiny izy."
11 Fa hoy hianareo, Raha misy ny olona
manao amy ny ray, na amy ny reny, hoe,
Koribany, (izany hoe, fanatitra,) itony izay
ahazoanao soa amiko, *tsy maninon' tsy ma-
ninona*:
12 Ary hianareo tsy mamela azy hanao
na inona na inona amy ny rainy, na ny
reniny intsony:
13 Ary hianareo mahafoana ny tenin'
Andriamanitra amy ny fanaonareo, izay

no torinareo: ary zavatra maro hafa koa
toy izany no ataonareo.
14 Ary Izy niantso ny olona rehetra hankao
aminy, ka nanao taminy hoe, Mihainoa
Ahy hianareo rehetra, ka fantaro.
15 Tsy ny zavatra eo ivelany ny olona,
izay miditra ao anatiny, no mahaloto azy:
f'izay mivoaka aminy, no mahaloto ny
olona.
16 Raha misy manan-tsofina malady,
aoky izy hihaino.
17 Ary raha niditra Izy tany an-trano
hiala amy ny olona, dia nanontany Azy
izany ohabolana izany ny mpianany.
18 Ary hoy Izy taminy, Hianareo kosa
tsy mahalala izany va? Tsy fantatrareo va
f'izay rehetra eo ivelany miditra ao anatiny
ny olona, tsy mba mahaloto azy izany?
19 Fa tsy miditra am-pony, fa an-kibony,
dia mivoaka ao amy ny fivoahana, dia mahadio
ny hanina rehetra izany.
20 Ary hoy Izy, Izay mivoaka amy ny
olona no mahaloto ny olona.
21 Fa avy anatiny, mivoaka amy ny fony
ny olona, ny manao sain-dratsy, ny manintaka,
ny manao filan-dratsy, ny mamono olona,
22 Ny mangalatra, ny mahihitra, ny manao
ratsy, ny mamitaka, ny mijangajanga,
ny manao maso ratsy, ny manompa, ny
miavonavona, ny manao fahadalana:
23 Izany zavatra ratsy rehetr' izany no
mivoaka ao anatiny, ka mahaloto ny
olona.
24 Ary Izy nony nitsangana hiala ao, dia
nankao amy ny faritry ny tany any Toro sy
Sidôna; dia niditra tao an-trano Izy, nefa
tsy tiany ho fantatr' olona *izany*: fa tsy
nahazo niery Izy.
25 Fa vehivavy anankiray nandre Azy,
(ny zanani-vavy tanora nanana fanahy maloto,)
dia nankao, ka niankohoka tamy ny
tongony:
26 Lehy vehivavy olon-Girikia, amy ny
firenen-TSorofoinikia; dia nangataka taminy
hamoaky ny fanahy ratsy amy ny
zanani-vavy.
27 Fa hoy Iesio taminy, Aoka ho voky
angaloha ny zanaka; fa tsy mety, raha
maka ny mofon-jaza homeny ny amboa.
28 Ary izy namaly ka nanao taminy hoe,
Marin' izany, Tompoko: kanefa ny amboa
ao ambany ny latabatra mihinany ny sombimofon-jaza.
29 Ary hoy Izy taminy, Noho izany teny
izany, mandehana hianao; efa nivoaka
tamy ny zanakao-vavy ny fanahy ratsy.
30 Ary raha tonga tany an-tranony izy,
dia nahita f'efa nivoaka ny fanahy ratsy,
ary ny zanani-vavy nandry tambony ny
farafara.
31 Ary Izy niala indray tamy ny tany any
Toro sy Sidôna, ka nankany amoron-dranomasina
any Galilaia, hamaky ny tany
Dekapoly.
32 Ary Izy no nitondrany ny anankiray sady
marenina no raiki-dela; ka nangataka taminy
hametrahany ny tànany aminy izareo.
33 Ary Izy nanokana azy irery tamy ny
olona maro, dia nangarony ny sofiny tamy
ny rantsan-tànany, dia nandrora Izy, ka
nanendry ny lelany;
34 Ary Izy niandrandra ny lanitra, dia
nisento, ka nanao taminy hoe, Efata, izany
hoe, Mihiafaha.
35 Dia nalady ny sofiny miarakaminizay,
ka afaka ny raiki-delany, dia miteny tsara
izy.
36 Ary Izy nananatra azy mba tsy hilazalaza
amy ny olona: fa nony nananatra
azy Izy, mainkia nampiely *izany* bebe
kokoa izareo.
37 Dia talanjona indrindra izareo, ka nanao
hoe, Izy nanao zava-drehetra tsara;
sady mampalady ny marenina no mampiteny
ny moana Izy.

## TOKO VIII.

TAMINY izany andro izany, raha be indrindra
ny olona teo, ka tsy nanan-ko-hanina,
Iesio niantso ny mpianany hankao aminy,
ka nanao taminy hoe,
2 Izaho miantra ny olona maro, f'efa mitoetra
hateloana amiko ankehitriny, ka tsy
manan-ko-hanina ireo.
3 Ary raha hampodiko ho any an-tranony
mifady izareo, dia ho valaka any an-dàlana;
fa avy lavitra ny sasany.
4 Ary ny mpianany namaly Azy hoe,
Atao ny olona ahoana hahavoky ireo olona
ireo aty an-efitra?
5 Ary Izy nanontany azy hoe, Manana
ampempa firy va hianareo? Ary hoy izareo,
Fito.
6 Ary Izy nandidy ny olona maro hipetraka
ambony ny tany; dia nandray ny
ampempa fito, dia nisaotra, ka no vakiny,
dia nomeny ny mpianany, mba hapetrany

izany eo anatrehany; dia napetrany kosa teo anatrehany ny olona maro.

7 Ary izareo nanana hazandrano madinikia vitsy koa: ary Izy nisaotra, dia nasainy hapetrany izany koa eo anatrehany.

8 Ary izareo nihinana, ka dia voky: ary nangoniny ny sombintsombiny tsy lany, fito sobiky.

9 Ary izay nihinana tokony ho efatr' arivo lahy: dia nampodiny izareo.

10 Ary raha nandeha teny an-tsambo Izy ambany ny mpianany, dia nankany amy ny tany Dalimaniota Izy.

11 Ary ny Farisaio nandeha, dia vao nanontany Azy, mitady famantarana aminy avy any an-danitra, maka-fanahy Azy.

12 Ary Izy nisento lalina tany am-panahiny, ka nanao hoe, Nahoana io taranak' io no mitady famantarana? Izaho milaza aminareo marin-tokoa, fa tsy hisy famantarana homeny io taranak' io.

13 Ary Izy nandao azy, dia niditra tany an-tsambo indray, ka niala hankany an-dafy.

14 Ary *ny mpianatra* nanadino hitondra mofo, ka tsy nanana teo an-tsambo izareo afa tsy ampempa iray hiany.

15 Ary Izy nananatra azy, ka nanao hoe, Tandremo, mialà amy ny fahasirasirany ny Farisaio, sy ny fahasirasirany Herôda.

16 Ary izareo nifampisaina, ka nanao hoe, Isikia tsy mana-mofo angaha.

17 Ary Iesio raha nahalala *izany*, dia hoy Izy taminy, Nahoana no mifampisaina hianareo, satria tsy mana-mofo hianareo? Tsy mbola fantatrareo na hitanareo va? Mbola sarotra hiany va ny fonareo?

18 Mana-maso, fa tsy mahita va hianareo? ary manan-tsofina, fa tsy mandre va hianareo? ary tsy mahatadidy va hianareo?

19 Raha no vakiko ny ampempa dimy ho any ny dimy arivo, firy harona feno sombintsombiny nangoninareo? Hoy izareo taminy, Roa amby ny folo.

20 Ary raha ny fito ho any ny efatr' arivo, firy sobiky feno sombintsombiny nangoninareo? Dia hoy izareo, Fito.

21 Ary hoy Izy taminy, Nahoana no tsy mahafantatra hianareo?

22 Ary Izy nankany Betisaida; ary izareo nitondra lehilahy jamba ho any aminy, dia nangataka taminy hanendry azy.

23 Ary Izy nitantana lehy jamba, ka nitondra azy tany ivelany ny tanàna; ary rehefa no rorany ny masony, ka nasiany ny tànany taminy, dia nanontany azy, na na hita zavatra na tsia izy.

24 Dia niandrandra izy, ka nanao hoe, Izaho mahita olona, toa hazo, fa mamindra.

25 Dia nasiany ny tànany tamy ny masony indray, ka nasainy hiandrandra indray; dia nahiratra, ka nahita tsara ny olona rehetra izy.

26 Ary Izy nampody azy ho any an-tranony, ka nanao hoe, Aza mankany an-tanàna, na milaza amy ny ao an-tanàna.

27 Ary Iesio ambany ny mpianany lasa nandeha hankany an-tanàna any Kaisaria-Filipo; ary nony any an-dàlana, dia nanontany ny mpianany Izy, ka nanao taminy hoe, Ataon' olona iza Aho?

28 Ary izareo namaly hoe, Iôana mpanao-batisa: ary *hoy* ny sasany, I Elia; fa *hoy* ny sasany, Anankiray amy ny mpaminany.

29 Ary hoy Izy taminy, Fa ataonareo iza Aho? Ary Petro namaly, ka nanao taminy hoe, Hianao no i Kirasity.

30 Ary Izy nananatra azy rehetra mba tsy hilazalaza Azy amy ny olona.

31 Ary Izy vao nampianatra azy, fa ny Zanak'olona tsy maitsy hiaritra zavatra maro, ka ho laviny ny loholona, sy ny mpisorona be, ary ny mpanoratra, dia ho vonoiny, ary rehefa afaka hateloan' andro dia hitsangana indray Izy.

32 Ary Izy nitory marimarina izany teny izany. Ary Petro naka Azy, dia vao nananatra Azy.

33 Fa rehefa nihiodina, dia nijery ny mpianany Izy, ka nananatra any Petro, ka nanao hoe, Mankanesa ato aoriako, ry Satana: fa hianao tsy misaina izay an' Andriamanitra, f'izay any ny olona.

34 Ary rehefa niantso ny olona ambany ny mpianany hankao aminy Izy, dia nanao taminy hoe, Izay tahanaraka Ahy, aoka izy handà-tena, dia hitondra ny hazo-fijaliany, ka hanaraka Ahy.

35 F' izay tahamonjy ny ainy no hamery izany; ary izay hamery ny ainy noho ny Ahy, sy ny filazantsara, no hamonjy izany.

36 F' inona no soa azony ny olona, raha mahazo izao tontolo izao, ka very ny ainy?

37 Sa inona no tsy homeny ny olona, ka takalony ny ainy?

38 Fa na zovy na zovy no ho menatra Ahy sy ny teniko aminy io taranak' io sa manintaka no manota, dia ho menatra any kosa ny Zanak'olona raha avy Izy amy

voninahitry ny Rainy ambany ny anjely masina.

## TOKO IX.

Ary hoy Izy taminy, Izaho milaza aminareo marin-tokoa, Misy sasany aty tsy hanandrana fahafatesana, mandra-pahitany ny fanjakan' Andriamanitra mandroso amy ny hery.

2 Ary Iesio, raha afaka heneman' andro, dia nitondra any Petro, sy Iakôbo, ary Iôana, ka nentiny miakatra ho any an-tendrombohitra avo hitokana: dia niova-tarehy teo anatrehany Izy.

3 Dia nanelatselatra ny lambany, dia fotsy indrindra manahaky ny oram-panala, ka tsy misy mpamotsi-lamba ambony ny tany mahafotsy toy izany.

4 Ary Elia ambany Môse niseho tamy *ny mpianatra*, ka niresaka taminy Iesio izy roa lahy.

5 Dia namaly Petro, ka nanao taminy Iesio hoe, Mpampianatr' ô, tsara raha mitoetr' eto isikia; ka aoky izahay hanao trano-lay telo, anankiray ho Anao, ary anankiray ho any Môse, ary anankiray ho any Elia.

6 Fa tsy nahalala izay no lazainy izy; fa natahotr' indrindra izareo.

7 Ary nisy rahona nanaloka azy: ary nisy feo avy tamy ny rahona, manao hoe, Itoy no Zanako malalako: henoy Izy.

8 Ary vetivety foana nony nijery manodidina, dia tsy nahita olona intsony izareo, afa tsy Iesio hiany ao aminy.

9 Ary nony nidina tany an-tendrombohitra izareo, dia nananatra azy Izy mba tsy hilazalaza amy ny olona izay zavatra hitany, mandra-pitsangany ny Zanak' olona amy ny maty.

10 Ary izareo nitahiry izany teny izany tan-kibony, ka nifanontany hoe, Inona no hevitry ny fitsanganana amy ny maty?

11 Ary izareo nanontany Azy, ka nanao hoe, Nahoana no lazainy ny mpanoratra, fa tsy maitsy ho tonga aloha i Elia?

12 Ary Izy namaly, ka nanao taminy hoe, I Elia tonga aloha tokoa, ka mamboatry ny zavatra rehetra, ary izany no nanoratany ny Zanak' olona hoe, fa tsy maitsy hiaritra zavatra maro, ka ho laviny foana.

13 F' Izaho milaza aminareo, Efa tonga tokoa i Elia, ka nataony taminy, izay sitraky ny fony, araky ny nanoratany azy.

14 Ary nony tonga tany amy ny mpianany Izy, dia nahita olona maro be manodidina azy, ary mpanoratra manontany azy.

15 Ary miarakaminizay, dia nahita Azy ny olona rehetra, dia talanjona indrindra, dia nihiazakazaka ho any aminy, ka niarahaba Azy.

16 Ary Izy nanontany ny mpanoratra, Inona no anontaninareo aminy ireny?

17 Ary ny anankiray amy ny olona maro namaly, ka nanao hoe, Mpampianatr' ô, izaho efa nitondra ny zanako-lahy ho aty aminao, izay manana fanahy moana;

18 Ary na aiza na aiza no itondrany azy, dia manorotoro azy izy; ary izy mandoa vory, dia mikitro-nify, ka hatsa-tarehy izy: ary izaho nilaza tamy ny mpianatrao, hamoaka azy; fa tsy nahay izareo.

19 Ary Izy namaly, ka nanao taminy hoe, Ry taranaka tsy mino! hoatrinona ny hahelany no hitoerako aminareo? hoatrinona ny hahelany no handeferako aminareo? ento aty amiko izy.

20 Ary izareo nitondra azy ho any aminy: ary raha hitany, dia namiravira azy miarakaminizay ny fanahy: ary sady lavo tamy ny tany, no nikiasinkiasina, ka nandoa vory izy.

21 Ary Izy nanontany ny rainy hoe, Hoatrinona ny nahatongavany izany taminy? Ary hoy izy, Hatrany fony izy mbola vao zazakely.

22 Ary izy namotraka azy matetikia tanaty afo, sy tanaty rano, hamonoany azy: fa raha mahay manao zavatra akory Hianao, mamindrà-fo aminay, ka vonjeo izahay.

23 Fa hoy Iesio taminy, Raha mahay mino hianao, ny zavatra rehetra hainy ny mino.

24 Ary ny rainy ny zazakely, dia niantso miarakaminizay, ka hoy izy tamy ny fandatsahan-drano-maso, Tompoko, mino aho; vonjeo aho amy ny tsi-finoako.

25 F' Iesio nony nahita ny olona avy mihiazakazaka, dia nananatry ny fanahy maloto, ka nanao taminy hoe, Hianao fanahy moana ama-marenina, Izaho mananatra anao, mivoaha aminy, ka aza miditra any anatiny intsony.

26 Ary *ny fanahy* niantsoantso, dia nanorotoro azy, ka nivoaka *taminy*; ary efa toy ny maty izy; ka nataony ny maro hoe, Maty izy.

27 F' Iesio nitantana azy, ka nanangana
azy; dia nitsangana izy.
28 Ary rehefa omby any an-trano Izy,
dia nanontany Azy ny mpianany mangin-
gina hoe, Nahoana izahay no tsy nahavo-
aka azy ?
29 Ary hoy Izy taminy, Tsy azo havoak'
io taranak' io raha tsy amy ny fivavahana
sy ny fifadiana.
30 Dia niala teo izareo, ka nandeha na-
maky any Galilaia, ary Izy tsy tia ho fan-
tatr' olona *izany*.
31 F' Izy nampianatry ny mpianany, ka
nanao taminy hoe, Ny Zanak'olona hato-
lotra an-tànan'olona, ka ho vonoiny; ary
rehefa ho vonoiny, dia hitsangana amy ny
hateloan'andro Izy.
32 Fa tsy nahalala izany teny izany iza-
reo, ka natahotra hanontany Azy.
33 Ary tonga tany Kaperinaomy Izy: ary
raha omby any an-trano, dia nanontany azy
Izy, Inona no nifandiranareo teny an-dà-
lana ?
34 Fa tsy niteny izareo: fa nifanditra
teny an-dàlana izareo, Iza no ho ambony
indrindra ?
35 Ary Izy nipetraka, dia niantso ny roa
amby ny folo lahy, ka hoy Izy taminy,
Raha misy tia ho aloha, dia hataony farany
noho izy rehetra, sy ho mpanompo ny
olona rehetra izy.
36 Ary Izy naka zazakely, ka napetrany
teo afovoany: ary raha no trotroiny tamy
ny sandriny, dia hoy Izy taminy,
37 Na zovy na zovy no handray zazakely
toy ireny, amy ny anarako, no mandray
Ahy: ary na zovy na zovy no mandray Ahy
tsy mandray Ahy izy, f' Izay naniraka Ahy.
38 Ary Iôana namaly Azy, ka nanao hoe,
Mpampianatr'ô, izahay nahita ny ananki-
ray mamoaka fanahy ratsy amy ny anara-
nao, fa tsy manaraka anay izy: ary izahay
nandrara azy, satria tsy manaraka anay izy.
39 Fa hoy Iesio, Aza mandrara azy hia-
nareo: fa tsy misy olona izay hanao faha-
gagana amy ny anarako, ka sahy hanompa
Ahy foana.
40 Fa momba antsikia izay tsy manohitra
antsikia.
41 Fa na zovy na zovy no hanome rano
eran-kapoaka ho sotroinareo amy ny ana-
rako, fa any Kiraisity hianareo, Izaho mi-
laza aminareo marin-tokoa, tsy ho very ny
tambiny.
42 Ary izay hahatafintohiny ny ananki-
ray aminy ireo kely ireo izay mino Ahy,
tsara lavitra ho azy, raha ahantony vato
fitotoam-banja amy ny vozony, ka halenti-
kia any amy ny ranomasina izy.
43 Ary raha ny tànanao no mahatafinto-
hina anao, tapaho iny; tsara ho anao hidi-
tra kilemaina amy ny fiainana toy izay
manan-tànana roa hariany any amy ny helo,
any amy ny afo tsy mety maty mandraki-
zay;
44 Any ny kankana tsy mety maty, ary
ny afo tsy azo vonoina.
45 Ary raha ny tongotrao no mahatafin-
tohina anao, tapaho iny: tsara ho anao
hiditra mandringia amy ny fiainana, toy
izay manan-tongotra roa hariany any amy
ny helo, any amy ny afo tsy mety maty
mandrakizay;
46 Any ny kankana tsy mety maty, ary
ny afo tsy azo vonoina.
47 Ary raha ny masonao no mahatafin-
tohina anao, potsiro iny; tsara ho anao hi-
ditra toka-maso any amy ny fanjakan' An-
driamanitra, toy izay mana-maso roa haria-
ny any amy ny helo-afo;
48 Any ny kankana tsy mety maty, ary
ny afo tsy azo vonoina.
49 F' izy rehetra no hampangidiny ny afo,
ary ny fanalamboady rehetra no hampangi-
diny ny fanasina.
50 Tsara ny fanasina: fa raha very ny
ngidiny ny fanasina, ataony ahoana no ham-
pangidy azy? Asivy fanasina ny tenanareo,
ka mihiavàna tsara hianareo.

## TOKO X.

Dia nitsangana hiala Izy, ka nankany an-
tany Iodaia mamaky ny tany an-dafiny
Ioridany: ary ny olona niangona ho any
aminy indray; ary Izy nampianatra azy
indray, araky ny fanaony.
2 Ary ny Farisaio nankao, ka nanontany
Azy, Mety va raha misao-bady ny olona ?
maka-fanahy Azy.
3 Ary Izy namaly, ka nanao taminy hoe,
Inona no nandidiany Môse anareo ?
4 Ary hoy izareo, I Môse naneky hanao
taratasy fisaoram-bady, ka hisao-bady.
5 Ary Iesio namaly, ka nanao taminy hoe,
Izy nanoratra taminareo izany didy izany
noho ny hahasarotry ny fonareo.
6 Fa hatramy ny vao nanisiany izao ton-

tolo izao, Andriamanitra nanao azy lahy sy
vavy.
7 "Izany no hilaozany ny olona ny rainy
aman-dreniny, sy hiraisany amy ny vavy;
8 Dia ho nofo iray izy roroa;" ka tsy ho
roa intsony, fa nofo iray hiany.
9 Koa izay no nampiraisin' Andriamani-
tra, aoka tsy hasarak' olona *izany.*
10 Ary ny mpianany nanontany izany
taminy indray teo an-trano.
11 Ary hoy Izy taminy, Na zovy na zovy
no misao-bady, ka mampakatry ny hafa,
dia manintaka izy, ka manala-baraka azy.
12 Ary raha misy vehivavy misao-dahy
ka manam-bady olon-kafa, dia misintaka
izy.
13 Ary izareo nitondra ny zaza madinikia
ho any aminy, mba ho tendreny; fa ny
mpianany nandrara izay nitondra.
14 Fa tezitry Iesio raha nahita *izany*, ka
hoy Izy taminy, Avelao ny zaza madinikia
hanatona Ahy, ary aza rarana: fa any ny
to' azy ny fanjakan' Andriamanitra.
15 Izaho milaza aminareo marin-tokoa,
Na zovy na zovy no tsy handray ny fan-
jakan' Andriamanitra tahaky ny zazakely,
tsy ho tafiditr' any tsy akory izy.
16 Ary Izy nitroto azy tamy ny sandriny,
dia nametraky ny tànany taminy, ka ni-
tahy azy.
17 Ary rehefa omby any an-dàlana Izy,
dia avy ny anankiray mihiazakazaka, dia
nandohalikia taminy, ka nanontany Azy
hoe, Mpampianatra tsara ô, inona no ha-
taoko handovako fiainana mandrakizay?
18 Ary hoy Iesio taminy, Nahoana Aho
no ataonao tsara? tsy misy tsara, afa tsy
iray hiany, dia Andriamanitra.
19 Hianao mahalala ny didy hoe, Aza
manintaka hianao, Aza mamono olona hia-
nao, Aza mangalatra hianao, Aza miam-
panga laingia hianao, Aza mamitaka hia-
nao, Manaraha ny rainao aman-dreny
hianao.
20 Ary izy namaly, ka nanao taminy hoe,
Mpampianatr'ô, efa nitandriny izany re-
hetr' izany aho, hatrizay vao zaza aho.
21 Ary Iesio nony nijery azy, dia tia azy,
ka hoy Izy taminy, Diso zava-drai-loha hia-
nao: mandehana, amidio ny fanananao, ka
omeo ho any ny malahelo, dia hanan-dra-
kitra any an-danitra hianao; ary avia, ma-
naraha Ahy, ka ento ny hazo-fijaliana.
22 Dia nampahory azy izany teny izany,
ka lasa nandeha malahelo izy, fa nanam-
pananam-be izy.
23 Ary Iesio nijery manodidina, ka hoy
Izy tamy ny mpianany, Manao ahoana ny
hahasarotry ny hidirany ny manan-karena
ao amy ny fanjakan' Andriamanitra!
24 Ary ny mpianatra dia gaga tamy ny
teniny. F' Iesio namaly indray, ka nanao
taminy hoe, Anaka, manao ahoana ny ha-
sarotry ny hidirany ny matoky ny harena
ao amy ny fanjakan' Andriamanitra!
25 Moramora kokoa no hidirany ny an-
gamenavava amy ny vodi-fanjaitra, toy
izay no hidirany ny manan-karena ao amy
fanjakan' Andriamanitra.
26 Dia talanjona indrindra izareo, ka
nifampilaza hoe, Iza moa no azo ho von-
jena?
27 F' Iesio nijery azy, ka nanao hoe, Tsy
hain' olona, fa Andriamanitra, satria hain'
Andriamanitra ny zavatra rehetra.
28 Ary hoy Petro taminy, Indro, efa na-
foinay ny zavatra rehetra, dia nanaraka
Anao izahay.
29 Ary Iesio namaly, ka nanao hoe, Iza-
ho milaza aminareo marin-tokoa, Tsy misy
olona, izay efa nahafoy trano, na rahalahy,
na anabavy, na ray, na reny, na vady, na
zanaka, na tany, noho ny Ahy sy ny fila-
zantsara,
30 Izay tsy handray zato heny ankehitri-
ny aminy izao fahaveloman' izao, dia trano,
sy rahalahy, sy anabavy, sy reny, sy zanaka,
sy tany, ambany ny fanenjehana, ary amy
ny fahavelomana ho avy, dia fiainana man-
drakizay.
31 Fa maro ny aloha ho aoriana, ary ny
aoriana ho aloha.
32 Ary izareo efa omby eny an-dàlana
miakatra ho any Ieriosalema, ary Iesio nia-
loha azy: dia talanjona izareo, ary raha
nanaraka, dia natahotra izareo. Ary Izy
naka ny roa amby ny folo lahy indray, ka
vao nilaza taminy, izay zavatra hanjo Azy,
33 Hoe, Indro, isikia miakatra ho any
Ieriosalema; ary ny Zanak'olona hatolotra
ho any ny mpisorona be, sy ny mpanora-
tra; ary izareo hanameloka Azy ho maty;
ary Izy no hatolotra ho any ny Eteny;
34 Ary izareo haneso Azy, dia hiakapoka
Azy, dia handrora Azy, ka hamono Azy;
dia hitsangan' indray amy ny hateloana
Izy.
35 Ary Iakôbo sy Iôana, zanaky Zebedaio,

nankao aminy, ka nanao hoe, Mpampia-
natr' ô, tianay mba hataonao aminay izay
hangatahinay.
36 Ary hoy Izy taminy, Inona no tiana-
reo hataoko aminareo?
37 Dia hoy izareo taminy, Tendreo mba
hipetrahanay, ny anankiray ao amy ny tà-
nanao ankavanana, ary ny anankiray ao
amy ny tànanao ankavia, ao amy ny voni-
nahitrao.
38 Fa hoy Iesio taminy, Hianareo tsy
mahalala izay angatahinareo: mahasotro
ny amy ny kapoaka izay ho sotroiko, ka
hatao-batisa amy ny batisa izay hanavany
Ahy batisa, va hianareo?
39 Ary hoy izareo taminy, Mahay hiany
izahay. Ary hoy Iesio taminy, Hianareo
hisotro tokoa ny amy ny kapoaka izay hi-
sotroako; ary hatao-batisa amy ny batisa
izay hanavany Ahy batisa hianareo:
40 Fa hipetraka ao an-tànako ankava-
nana sy ao an-tànako ankavia, tsy Ahy no
hanome izany; afa tsy izay nanamboarany
izany.
41 Ary nony nandre *izany* izy folo lahy,
dia vao nirehitra ny fahatezerany taminy
Iakôbo sy Iôana.
42 F' Iesio niantso azy hankao aminy, ka
nanao taminy hoe, Fantatrareo f' izay ataony
ho andriany ny firenena no mampanompo
azy; ary ny lehibeny no manapaka azy.
43 Fa tsy mba hatao toy izany ao amina-
reo: f' izay tia ho lehibe ao aminareo, dia
ho mpanompo anareo izy:
44 Ary izay tia ho ambony ao aminareo,
dia ho andevony ny olona rehetra.
45 Fa ny Zanak'olona tsy tonga mba ho
tompoiny, fa mba hanompo, ka hanolotry
ny ainy ho avotra hisolo ny maro.
46 Ary izareo nankany Ierikô, ary nony
niala tany Ierikô Izy, ambany ny mpiana-
ny, sy ny olona maro be, dia nipetraka
tao amoron-dàlana, i Baritimaio jamba,
zanaky Timaio, mangataka.
47 Ary nony nandre izy, fa tao Iesio any
Nazareta, dia vao niantso, ka nanao hoe, Ie-
sio, ry zanaky Davidy, mamindrà-fo amiko.
48 Ary maro no nananatra azy hangina:
fa mainkia nampinananana azy izany, Ry
zanaky Davidy, mamindrà-fo amiko.
49 Ary Iesio nijanona, dia nasainy han-
tsoiny izy. Ary izareo miantso any lehy
jamba, manao aminy hoe, Matokia, mitsan-
gana; miantso anao Izy.
50 Ary izy nanary ny lambany, dia n-
tsangana, ka nankany aminy Iesio.
51 Ary Iesio namaly, ka nanao tamin
hoe, Inona no tianao hataoko aminao? Ary
hoy lehy jamba taminy, Mpampianatr' ô,
mba hahiratra ny masoko.
52 Ary hoy Iesio taminy, Mandehana
hianao; ny finoanao no namonjy anao. Dia
nahiratra ny masony miarakaminizay, ka
nanaraka any Iesio teny an-dàlana izy.

## TOKO XI.

Ary raha nanakeky any Ieriosalema iza-
reo, hankany Betifagy, sy Betania, any
an-tendrombohitr' Oliva, dia naniraky ny
mpianany roa lahy Izy,
2 Ka nanao taminy hoe, Mandehana any
am-bohitr' io tandrifinareo io: ary raha
miditr' any hianareo, dia hahita zanak'am-
pondra mifatotra hianareo, izay tsy mbola
nitaingenan' olona; vahao, dia ento aty
izy.
3 Ary raha misy olona milaza aminareo,
Nahoana hianareo no manao izany? lazao
hoe, Ny Tompo no mila izany; dia hateriny
faingiana aty izany.
4 Ary izareo nandeha, ka nahita zanak'
ampondra mifatotra teo anilany ny varava-
rana ala-trano ao am-pihaonan-dàlana roa,
dia no vahany ireny.
5 Ary ny sasany izay nitoetra teo, nanao
taminy hoe, Nahoana hianareo no mamaha
ny zanak'ampondra?
6 Ary hoy izareo taminy araky izay nan-
didiany Iesio, dia navelany handeha izareo.
7 Ary izareo nitondra ny zanak'ampon-
dra ho any aminy Iesio, dia nasiany ny
lamban-tenany tao amboniny; ary Izy ni-
taingina azy.
8 Ary maro no namelatry ny lambany
tamy ny làlana; ary ny sasany nanapaka
ny sampan-kazo, ka nahahany tamy ny là-
lana.
9 Ary izay nialoha ambany izay nana-
raka niantso, ka nanao hoe, Hosana! He
finaritr' Izay avy amy ny anarany Ieho-
vah:
10 Ho finaritra ny fanjakany Davidy
rainay, fa avy amy ny anarany Iehovah
izany: Hosana amy ny avo indrindra.
11 Ary Iesio nankany Ieriosalema, ka
ditra tany amy ny tempoly: ary raha
nijery ny zavatra rehetra manodidina

hariva ny andro, dia lasa nankany Beta-
nia Izy ambany ny roa amby ny folo
lahy.
12 Ary rahampitso, rehefa niala tany Be-
tania izareo, dia noana Izy.
13 Ary nahita hazo voara eny lavitr' eny
mandravina, dia nankany, fa nataony fa
hahita zavatr' ao aminy: (ary raha nankao
aminy Izy, dia tsy nahita na inona na ino-
na, afa tsy ravina hiany;) fa tsy mbola
tonga ny andro fanangonam-boara.
14 Ary Iesio namaly, ka nanao taminy
hoe, Tsy hisy olona hihinany ny voanao
intsony mandrakizay. Ary ny mpianany
nandre *izany*.
15 Ary izareo nankany Ieriosalema: ary
Iesio niditra tany amy ny tempoly, dia vao
namoaky ny mpivarotr' ama-mpividy teo
amy ny tempoly, ka nanongany ny lata-
batry ny mpanakalo vola, sy ny fitoerany
ny mpiravo-boromailala;
16 Ka tsy navelany hisy olona mitondra
fanaka handeha hamaky ny tempoly.
17 Ary Izy nampianatra, ka nanao ta-
miny hoe, Tsy voa soratra hoe va, "Ny
tranoko hatao hoe, trano fivavahana ho any
ny firenena rehetra"? f' efa nataonareo ho
"zohy fiereny ny mpangalatra" izany.
18 Ary ny mpanoratra ambany ny mpi-
sorona be nandre *izany*, ary nitady izay
hamonoany Azy: fa natahotra Azy izareo,
satria talanjona ny olona rehetra noho ny
fampianarany.
19 Ary rehefa hariva ny andro, dia nivo-
aka tany an-tanàna Izy.
20 Ary nony andro ampitso, raha nandalo
izareo, dia nahita f' efa nalazo lehy hazo
voara hatramy ny fakany.
21 Ary Petro nahatsiaro, ka nanao ta-
miny hoe, Mpampianatr' ô, indro, efa nala-
zo lehy hazo voara izay nozoninao.
22 Ary Iesio namaly, ka nanao taminy
hoe, Mananà finoana amin' Andriamanitra.
23 F' Izaho milaza aminareo marin-to-
koa, Na zovy na zovy no hilaza aminy io
tendrombohitr' io, Mifindrà, ka mianjerà
any an-dranomasina, ary tsy hiahanahana
am-pony, fa hino fa ho tonga izay zavatra
no lazainy, dia hahazo izay no lazainy
izy.
24 Ary Izaho milaza aminareo, Izay rehe-
tra angatahinareo, raha mivavaka, minoa
fa handray hianareo, dia ho anareo izany.
25 Ary raha mijanona mivavaka hianareo,
raha manan-teny amy ny olona hianareo,
mamelà ny helony, mba havelany ny Rai-
nareo Izay any an-danitra ny fahotanareo
kosa.
26 Fa raha tsy mamela-heloka hianareo,
ny Rainareo Izay any an-danitra tsy hame-
la ny helokareo kosa.
27 Ary izareo nankany Ieriosalema in-
dray; ary raha nitsangantsangana teo ana-
tiny ny tempoly Izy, dia nanatona Azy ny
mpisorona be ambany ny mpanoratra sy ny
loholona,
28 Ary hoy izareo taminy, Fahefan' iza
no anavanao izany? Ary iza no nanome
Anao izany fahefan' izany, hanavanao iza-
ny zavatr' izany?
29 Ary Iesio namaly, ka nanao taminy
hoe, Izaho kosa hanontany anareo zava-
drai-loha, ka valio Aho; ary dia hamba-
rako aminareo fahefan' iza no anavako
izany zavatr' izany.
30 Ny batisany Iôana avy tany an-danitra
va, sa avy tamy ny olona? mamalia Ahy.
31 Ary izareo nifampisaina, ka nanao hoe,
Raha ho lazaintsikia hoe, Mantsy avy tany
an-danitra, dia hataony hoe, Nahoana no
tsy nino azy hianareo?
32 Fa raha ho lazaintsikia hoe, Avy tamy
ny olona; natahotry ny olona izareo, fa
nataony ny olona rehetra ho mpaminany
tokoa Iôana.
33 Ary izareo namaly, ka nanao taminy
Iesio, Tsy fantatray. Ary Iesio namaly,
ka nanao taminy hoe, Izaho kosa tsy mi-
laza aminareo, fahefan' iza no anavako
izany.

## TOKO XII.

Ary Izy vao nanao ohabolana taminy hoe,
Nisy lehilahy anankiray nanao tamim-boa-
loboka, dia namefy manodidina, dia nihia-
dy tani-famiazana, dia nanao trano-fiaro-
vana, ka nanofa izany tamy ny mpiasa-
voly, ka lasa hivahiny izy.
2 Ary izy naniraka mpanompo tamy ny
fotoana hankany amy ny mpiasa-voly, han-
dray ny vokatry ny tanim-boaloboka amy
ny mpiasa-voly.
3 Ary izareo nisambotra azy, dia nikia-
poka *azy*, ka nampandeha *azy* foana:
4 Ary izy naniraka mpanompo hafa koa
ho any aminy indray; ary izareo dia ni-
tora-bato azy, dia nandratry ny lohany,

ka nampandeha azy rehefa nanala-baraka
azy.
5 Ary izy naniraky ny hafa koa, ary izy
sy ny maro koa no vonoiny, dia ni-
kiapoky ny sasany, ka namono ny sasany
izareo.
6 Ary izy mbola nanan-janaka lahy anan-
kiray malalany, dia naniraka azy ho any
aminy, ka nanao hoe, Hanaja ny zanako
izareo.
7 F' izany mpiasa-voly izany nifampilaza
hoe, Itoy no fara; andeha ho vonointsikia
izy, dia ho antsikia ny lova.
8 Ary izareo nisambotra azy, dia namono
*azy*, dia namoaka azy tamy ny tanim-
boaloboka.
9 Hataony ny tompony ny tanim-boalo-
boka ahoana aminy izany? izy hankany
dia hamono ny mpiasa-voly, ka homeny
olon-kafa ny tanim-boaloboka.
10 Ary tsy mbola namaky teny izany
soratr' izany va hianareo hoe, "Ny vato
izay no laviny ny mpanao-trano, efa tonga
ny fehi-zoro:
11 Iehôvah no nanao izany, ka mahagaga
eo imasontsikia izany?"
12 Ary izareo nitady hisambotra Azy, fa
natahotry ny olona izareo: fa nahalala,
f' izareo no nilazany izany ohabolana izany:
dia nandao Azy ny olona ka lasa nandeha.
13 Ary izareo naniraky ny Farisaio sasany
ambany ny any Herôda, hamandrikia Azy
amy ny fiteniny.
14 Ary rehefa tonga izareo, dia nanao
taminy hoe, Mpampianatr'ô, fantatray fa
marina Hianao, ka tsy matahotr' olona:
satria tsy mizaha tavan' olona Hianao, fa
mampianatry ny làlan' Andriamanitra ma-
rin-tokoa Hianao. Mety va raha mandoa
hetra ho any Kaisara, sa tsia?
15 Handoa v' izahay, fa tsy handoa?
F' Izy mahalala ny fihiatsaravelatsihiny,
dia nanao taminy hoe, Nahoana hianareo
no maka-fanahy Ahy? mitondrà farantsa
aty amiko, hizahako *izany*.
16 Dia nentiny. Ary hoy Izy taminy,
An' iza io sari-olona aman-tsoratr' io? Ary
hoy izareo taminy, Any Kaisara.
17 Ary Iesio namaly, ka nanao taminy
hoe, Omeo any Kaisara izay any Kaisara,
ary an' Andriamanitra izay an' Andriama-
nitra. Dia talanjona taminy izareo.
18 Ary ny Sadiokaio sasany nankao ami-
ny, izay manao hoe, Tsy misy fananganany
ny maty; ary izareo nanontany Azy, ka na-
nao hoe,
19 Mpampianatr'ô, i Môse nanoratra ta-
minay hoe, Raha maty ny rahalahiny ny
olona, dia mamela ny vavy mpitondra-tena,
ka tsy manan'anaka, aoka hampakariny ny
rahalahiny ny vadiny, ka hiteraka hamelo-
maso ny rahalahiny.
20 Nisy fito mirahalahy: ary ny zokiny
nampaka-bady, dia maty ka tsy nanan' ana-
ka izy.
21 Ary ny faharoa nampakatra azy, dia
maty, ka tsy nanan' anaka izy; ary ny fa-
hatelo toy izany koa.
22 Ary izy fito lahy nanam-bady azy, ka
tsy nanan' anaka: farany noho izy rehetra,
dia maty kosa lehy vehivavy.
23 Ary amy ny fananganany ny maty,
raha hitsangana izareo, iza no tompom-bady
aminy ireny? f' efa nanam-bady azy izy
fito lahy.
24 Ary Iesio namaly, ka nanao taminy
hoe, Tsy diso hianareo aminy izany, fa hia-
nareo tsy mahalala ny Soratra *Masina*, na
ny herin' Andriamanitra?
25 Fa raha hitsangana amy ny maty ny
olona, tsy misy mampaka-bady na manome
izay ampakarina; fa manahaky ny anjely
izay any an-danitra izareo.
26 Fa ny amy ny maty fa hitsangana
izareo, tsy mbola namaky teny tamy ny
bokiny Môse va hianareo, ahoana ny teny
no lazain' Andriamanitra taminy, teo an-
alakely, ka nanao hoe, "Izaho no Andria-
manitry Abirahama, sy Andriamanitry Isa-
ka, ary Andriamanitry Iakôba?"
27 Izy tsy Andriamanitry ny maty, fa
Andriamanitry ny velona: koa diso indrin-
dra hianareo.
28 Ary ny mpanoratra anankiray nanka-
ny, ary rehefa nandre ny fifandirany, ka
nahalala fa namaly azy tsara Izy, dia na-
nontany Azy izy, Iza no didy voalohany
aminy izy rehetra?
29 Ary Iesio namaly azy hoe, Ny didy
voalohany aminy izy rehetra hoe, "Mihai-
noa, ry Isiraely; Iehôvah, Andriamanitray,
Iehôvah iray hiany:
30 Ary tiava any Iehôvah Andriamani-
trao amy ny fonao rehetra, ary amy ny
fanahinao rehetra, ary amy ny sainao rehe-
tra, ary amy ny herinao rehetra," izany no
didy voalohany.
31 Ary ny faharoa mba toy izany hiany,

'Tiava ny namanao tahaky ny tenanao." Tsy misy didy hafa mihoatra noho ireo.

32 Ary hoy lehy mpanoratra taminy, Tsara izany, Mpampianatr'ô, Hianao efa milaza ny marina: f' iray hiany Andriamanitra; ary tsy misy, afa tsy Izy.

33 Ary ho tia Azy amy ny fo rehetra, ary amy ny saina rehetra, ary amy ny fanahy rehetra, ary amy ny hery rehetra, ary ho tia ny namany tahaky ny tena, dia mihoatra noho ny fanatitra hodorana ambany ny fanalamboady rehetra izany.

34 Ary Iesio nahita fa namaly tsara izy, dia hoy Izy taminy, Hianao tsy mba mamalavitry ny fanjakan' Andriamanitra. Ary tsy nisy olona sahy nanontany Azy intsony.

35 Ary Iesio namaly, ka nanao hoe, raha nampianatra tao amy ny tempoly Izy, Manao ahoana no filazany ny mpanoratra fa zanaky Davidy no i Kiraisity?

36 Fa Davidy hiany no nampilazainy ny Fanahy Masina hoe, "Iehôvah nilaza tamy ny Tompoko, Mipetraha ao amy ny tànako ankavanana ambara-pahanavako ny fahavalonao ho fandiavany ny tongotrao."

37 I Davidy aminy izany miantso Azy hoe, Tompo; ary ahoana no maha-zanany Azy? Ary ny olona maro be nihaino Azy tamy ny hafaliana.

38 Ary hoy Izy taminy tao amy ny fampianarany hoe, Tandremo ny mpanoratra izay tahandehandeha amy ny lamba lava, ka taharahabain' olona ao antsena,

39 Ary ny fipetrahana ambony ao amy ny sonagôgy, sy ny fitoerana ambony ao amy ny fisakafoana:

40 Izay mandany ny tranony ny mpitondra-tena, ary ho fanolaka dia manao vavaka lava reny: ireo handray fitsarana mafimafy kokoa.

41 Ary Iesio nipetraka teo tandrifiny ny fitahirizan-drakitra; ka nijery ny olona mandatsaka vola ao amy ny fitahirizandrakitra: ary maro ny manan-karena no nandatsaka be teo.

42 Ary mpitondra-tena anankiray malahelo nankao, dia nandatsaka vakim-bola roa, tokony ho vari-dimi-venty.

43 Ary Izy niantso ny mpianany hankao aminy, ka nanao taminy hoe, Izaho milaza aminareo marin-tokoa, f' io mpitondra-tena malahelo io efa nandatsaka be lavitra noho izay rehetra nandatsaka teo amy ny fitahirizan-drakitra:

44 F' ireo rehetra ireo amy ny habeny ny fananany no nandatsaka teo; f' izy amy ny fahalahelovany no nandatsaka teo ny fananany rehetra, dia ny fivelomany rehetra.

## TOKO XIII.

ARY nony nivoaka tao amy ny tempoly Izy, dia hoy ny mpianany anankiray taminy, Mpampianatr'ô, indro, manao ahoana io vato io aman' io rafitra io?

2 Ary Iesio namaly, ka nanao taminy hoe, Hitanao v' io rafi-trano lehibe io? tsy havelany hisy vato mifanongoa, izay tsy ho ravany.

3 Ary raha nipetraka teo an-tendrombohitr' Oliva tandrifiny ny tempoly Izy, dia nanontany Azy mangingina i Petro, sy Iakôbo, sy Iôana, ary Andrea, hoe,

4 Lazao aminay, rahoviana no ho tonga izany? ary inona no famantarana raha ho tanteraka izany rehetr' izany?

5 Ary Iesio namaly azy, ka vao nilaza hoe, Tandremo fandroa misy hamitaka anareo.

6 Fa maro no ho avy amy ny anarako, manao hoe, Izaho no Izy; dia hamitaka olona maro ireny.

7 Ary raha handre ady amam-pilazan' ady hianareo, aza matahotra: fa tsy maitsy tonga izany, fa tsy mbola *ary* ny farany.

8 Ary firenena hiady amy ny firenena, ary fanjakana amy ny fanjakana; ary hisy horohoron-tany ao amy ny fonenana maro, dia hisy mosary sy fatabatabana: izany no voaloham-pahoriana.

9 Fa tandremonareo; fa hatolotra ao amy ny Sonedrio sy ao amy ny sonagôgy hianareo: ka ho kapohiny hianareo: ary ho entiny eo anatrehany ny mpanapaka sy ny mpanjaka hianareo, noho ny Ahy, ho vavolombelona aminy.

10 Ary tsy maitsy ho torina aloha ny filazantsara amy ny firenena rehetra.

11 Fa raha hitondra anareo, ka hiampanga anareo izareo, aza mihievitra, na masaina rahateo izay ho lazainareo: f' izay teny homeny anareo aminy izany andro izany no ho lazainareo: fa tsy hianareo no miteny, fa ny Fanahy Masina.

12 Ary rahalahy hanolotry ny rahalahy

ho vonoina, ary ray ny zanaka; ary za-
naka hanohitry ny ray aman-dreny, ka hi-
ampanga hahafaty azy.
13 Ary ho halany ny olona rehetra hia-
nareo, noho ny anarako: f' izay maharitra
hatramy ny farany no ho vonjeny.
14 Fa raha mahita "ny fahavetavetany
ny fandravana" hianareo, voa lazany
Daniela mpaminany, mitoetr' ao aminy
izay tsy mety hitoerana, (aoky hisaina
izay mamaky teny,) aoka handositra eny
an-tendrombohitra izay olona any Iodaia.
15 Ary ny ao an-tampon-trano, aoka tsy
hidina any an-trano, na hiditra haka zava-
tra ao an-trano.
16 Ary aoka tsy hiverina izay eny an-
tsaha eny haka ny lambany.
17 Fa mahita loza ny bevohoka, sy ny
mampinono zaza, aminy izany andro iza-
ny!
18 Fa mivavaha hianareo mba tsy hando-
siranareo amy ny ririnina.
19 Fa aminy izany andro izany, hisy fa-
horiana izay tsy mbola nisy to' izany hatri-
zay nanasian' Andriamanitra izao tontolo
izao mandrak' ankehitriny, ka tsy hisy in-
tsony mandrakizay.
20 Ary raha tsy hatsahatry ny Tompo izany
andro izany, tsy hisy nofo ho vonjeny; fa
noho ny olom-pidina izay no finidiny, dia
natsahatr' izany andro izany.
21 Ary raha hisy olona hanao aminareo
hoe, Indro, ety Kiraisity; sa, Indro ery,
aza mino hianareo:
22 Fa hiseho i Kiraisity manandoka sy
ny mpaminany manandoka, ary izareo ha-
neho famantarana, sy fahagagana, hamita-
ky ny olom-pidina aza, raha hainy.
23 Fa tandremo: indro, voa lazako tami-
nareo rahateo ny zavatra rehetra.
24 Fa aminy izany andro izany, raha afa-
k' izany fahoriana izany, dia ho maizina ny
masoandro, ka tsy hahazava ny volana,
25 Dia hianjera ny kintana amy ny lani-
tra, ka ho hozongozoniny ny heriny ny la-
nitra.
26 Ary izareo hahita ny Zanak'olona avy
ao amy ny rahona, manan-kery lehibe
aman-boninahitra.
27 Ary Izy haniraky ny anjeliny, ary
hanangony ny olom-pidiny amy ny vazan-
tany izy efatra, hatramy ny farany ny tany
indrindra ka hatramy ny fara-vodi-lanitra.
28 Ary mianara ny ohabolana amy ny
hazo voara: Raha vao manaroka ny sam-
pany, ka mandravina, dia fantatrareo, fa
akeky ny lohataona:
29 Dia manahaky izany koa hianareo,
raha vao hitanareo fa tonga izany zavatr'
izany, fantaro fa akeky omby eo am-bara-
varana izany.
30 Izaho milaza aminareo marin-tokoa,
Fa tsy ho foana izany taranak' izany,
mandra-pahatonga izany rehetr' izany.
31 Ho foana ny lanitra sy ny tany, fa tsy
ho foana ny teniko.
32 Fa tsy misy olona mahalala izany an-
dro aman' ora izany, na dia ny anjely any
an-danitra, na ny Zanaka aza, afa tsy ny
Ray.
33 Tandremo, miambena, ka mivavaha: fa
tsy fantatrareo izay hihiaviany ny fotoana.
34 Izany manahaky ny olona mandeha
hivahiny, izay nandao ny tranony, ka na-
nome fahefana ny mpanompony, ary samy
natolony ny raharahany, ka nasainy hiam-
bina tsara ny mpiandri-varavarana.
35 Koa miambena hianareo, fa tsy fanta-
trareo izay hihiaviany ny tompon-trano, na
ho hariva, na ho mamaton' alina, na ho
maneno akoho, na ho maraina.
36 Fandroa avy tampoka izy, ka mahita
anareo matory.
37 Ary izay no lazaiko aminareo, no la-
zaiko amy ny olona rehetra, Miambena.

## TOKO XIV.

RAHA afak' indroa andro, dia avy ny pa-
saka, sy ny fisakafoany ny mofo tsy masi-
rasira: ary ny mpisorona be sy ny mpano-
ratra nitady izay hisamborany Azy amy ny
fitaka hamonoany *Azy*.
2 Fa hoy izareo, Tsy amy ny fandroana,
fandroa mifandrozona ny olona.
3 Ary Izy nony tany Betania teo an-tra-
nony Simôna boka, dia avy vehivavy anan-
kiray mitondra vata-alabasitera feno me-
naka-manitra tsara saro-bidy indrindra;
ary izy namaky ny vata, dia naidiny tamy
ny lohany, raha nipetra-nihinana Izy.
4 Ary ny sasany tezitr' am-pony, ka na-
nao hoe, Nahoana no laniny foana to' izany
ny menaka?
5 Fa tokony ho lafo mihoatra noho ny
sikiajy telon-jato iny, ka homeny ny mala-
helo. Ary nimonjomonjo taminy izareo.
6 Dia hoy Iesio taminy, Avelao izy; na-

hoana hianareo no mampahory azy? nanao
zava-tsoa tamiko izy.
7 Fa hianareo manany ny malahelo ao ami-
nareo mandrakariva, ary na oviana na ovia-
na tianareo hanao soa aminy, dia azo atao-
nareo: f' Izaho tsy ananananareo mandraka-
riva.
8 Izy efa nanao izay zakany: izy nanoso-
try ny tenako rahateo handevenany izany.
9 Izaho milaza aminareo marin-tokoa,
Na aiza na aiza, aminy izao tontolo izao,
no hitoriany izany filazantsara izany, dia
hambarany kosa izay nataony io vehivavy
io, ho fahatsiarovany azy.
10 Ary Ioda Isikariôty, anankiray amy
ny roa amby ny folo lahy, nankao amy ny
mpisorona be hamadikia Azy aminy.
11 Ary rehefa nandre *izany*, dia nifaly
izareo, ka nikiasa hanome vola azy. Ary
izy nitady izay fetr' andro hamadihiany Azy.
12 Ary tamy ny voalohan' androny ny
mofo tsy masirasira, izay no namonoany
ny pasaka, dia hoy ny mpianany taminy,
Aiza no tianao handehanay sy hanamboara-
nay hihinananao ny pasaka?
13 Ary Izy naniraky ny mpianany roa
lahy, ka nanao taminy hoe, Mandehana any
an-tanàna, ary hisy lehilahy hihaona ami-
nareo mitondra siny fantsakan-drano: ma-
naraha azy.
14 Ary aminy izay hidirany, lazao amy
ny tompon-trano, Izany no lazainy ny
Mpampianatra, Aiza ny trano, izay hihina-
nako ny pasaka miaraka amy ny mpianatro?
15 Ary izy hanoro anareo trano miefitra am-
bony izay malalaka sady voa temitra no voa
voatra tsara: any no amboary ho antsikia.
16 Ary ny mpianany nandeha, dia nan-
kany an-tanàna, ka nahita araky izay no
lazainy taminy; dia namboatry ny pasaka
izareo.
17 Ary nony hariva ny andro, dia avy
Izy ambany ny roa amby ny folo lahy.
18 Ary raha nipetraka, ka nihinana iza-
reo, dia hoy Iesio, Izaho milaza aminareo
marin-tokoa, fa misy anankiray ato amina-
reo izay mihinana amiko no hamadikia Ahy.
19 Dia vao nalahelo izareo, ka samy ni-
laza tsirairay taminy hoe, Izaho va no izy?
ary ny hafa koa *niluza hoe*, Izaho va no izy?
20 Ary Izy namaly, ka nanao taminy
hoe, Lehy anankiray amy ny roa amby ny
folo lahy, izay hangarona amiko ao anatiny
ny lovia *no izy*.
21 Ny Zanak'olona mandeha tokoa, araky
ny nanoratany Azy, fa mahita loza izay
olona mamadiky ny Zanak'olona! tsara an'
izany lehilahy izany no tsy nahita masoan-
dro izy.
22 Ary nony nihinana izareo, Iesio nan-
dray ny mofo, dia nisaotra, dia no vakiny,
dia nomeny azy, ka hoy Izy, Raiso, hano:
itoy no tenako.
23 Ary Izy nandray ny kapoaka, dia
nisaotra, ka nomeny azy: dia nisotro izany
izy rehetra.
24 Ary hoy Izy taminy, Itoy no rako
amy ny fanekena vaovao, izay alatsaka
hisolo ny maro.
25 Izaho milaza aminareo marin-tokoa,
Izaho tsy hisotro intsony ny vokatry ny
tahom-boaloboka, hatramy ny andro vao
hisotroako indray izany ao amy ny fanja-
kan' Andriamanitra.
26 Ary rehefa nihira tonon-kira ananki-
ray izareo, dia lasa hankany an-tendrombo-
hitr' Oliva.
27 Ary hoy Iesio taminy, Ho tafintohina
amiko hianareo rehetra anio alina: fa voa
soratra hoe, "Ho kapohiko ny mpiandry,
dia hiely ny ondry."
28 Ary rehefa hatsangany Aho, dia han-
deha alohanareo any Galilaia Aho.
29 Fa hoy Petro taminy, Na dia ho tafin-
tohina ny olona rehetra, tsy mba *ho tafin-
tohina* aho.
30 Ary hoy Iesio taminy, Izaho milaza
aminao marin-tokoa, Fa andro any, dia
anio alina, dieny tsy mbola maneno indroa
ny akoho, dia handà Ahy intelo hianao.
31 Ary izy niteny mafimafy kokoa hoe,
Na dia hiara-maty aminao aza aho, tsy
handà Anao tsy akory aho. Ary araky
izany koa no lazainy izy rehetra.
32 Ary izareo nankany an-tanim-boly, izay
ataony hoe i Getsimane; ary hoy Izy tamy
ny mpianany, Mipetraha aty hianareo,
raha hivavaka Aho.
33 Ary Izy nitondra any Petro sy Iakôbo
ary Iôana, dia vao talanjona indrindra, ka
ory indrindra, Izy.
34 Ary hoy Izy taminy, Fadiranovana
ny fanahiko toy ny efa ho faty; mitoera
aty, ka miambena.
35 Ary nony nandroso kelikely Izy, dia
niankohoka tamy ny tany, ka nivavaka
mba hialany izany fotoan' izany aminy
raha azo hatao.

36 Ary hoy Izy, Aba, Raiko, ny zavatra
rehetra hainao; esory amiko itoy kapoaka
itoy, nefa tsy ny sitra-poko *no hatao*, fa ny
Anao.
37 Ary avy Izy, ka nahita azy rehetra ma-
tory, dia hoy Izy taminy Petro, Ry Simôna,
matory va hianao? Hianao tsy nahay niam-
bina na ora iray hiany va?
38 Miambena hianareo, ka mivavaha,
mba tsy hidiranareo amy ny fakam-panahy:
mety hiany ny fanahy, fa reraka ny nofo.
39 Dia lasa indray Izy, dia nivavaka, ka
nilaza izany teny izany hiany.
40 Ary raha niverina Izy, dia nahita azy
matory indray, (f' efa nilondolondo ny ma-
sony,) ka tsy fantany izay havaliny Azy.
41 Ary Izy avy intelo, ka hoy Izy ta-
miny, Matoria ankehitriny, ka mialà sasa-
tra hianareo: aoky izay, efa akeky ny fo-
toana; indro, ny Zanak'olona hatolotra an-
tànany ny mpanota.
42 Mitsangàna, andeha isikia; indro, efa
akeky lehy mamadikia Ahy.
43 Ary miarakaminizay, raha mbola mi-
teny Izy, dia avy Ioda, anankiray amy ny
roa amby ny folo lahy, ary nisy olona maro
be momba azy, mitondra sabatra, sy tehina,
izay nirahiny ny mpisorona be, ambany ny
mpanoratra, sy ny loholona.
44 Ary lehy namadikia Azy efa nanome
azy famantarana, ka nanao hoe, Lehy no
horohako no Izy; sambory, ka ento, fa
aza avela ho afaka Izy.
45 Ary raha tonga izy, dia nizotra han-
kany aminy faingiana, ka nanao hoe, Tom-
poko, tompoko; dia nanoroka Azy izy.
46 Ary ny olona naninjitry ny tànany ta-
miny, dia nisambotra Azy.
47 Ary ny anankiray izay nitoetra teo
anilany, dia nampitsoaky ny sabatra, dia
nikiapa ny mpanompony ny mpisorona be,
ka no tapahiny ny sofiny.
48 Ary Iesio namaly, ka nanao taminy
hoe, Nivoaka va hianareo mitondra saba-
tra aman-tehina hisambotra Ahy, tahaky ny
mpitana mpangalatra?
49 Nitoetra taminareo Aho teo amy ny
tempoly mampianatra isan'andro, kanefa tsy
nisambotra Ahy hianareo: fa tsy maitsy
tanteraka ny Soratra *Masina*.
50 Ary samy nandao Azy izy rehetra, ka
nandositra.
51 Ary zatovo anankiray nanaraka Azy,
mitafy lamba hariry madinikia ny tenany
mitanjaka; ary ny zatovo maro nisambotra
azy:
52 Ary izy namela ny lamba hariry ma-
dinikia, ka nandositra mitanjaka taminy izy.
53 Ary izareo nitondra any Iesio ho any
amy ny mpisorona be; ary tafangona teo
ny mpisorona be rehetra, ambany ny loho-
lona, sy ny mpanoratra.
54 Ary Petro nanaraka Azy eny lavida-
vitr' eny mandra-pahatongany any an-tra-
nony ny mpisorona be: ary izy niara-nipe-
traka teo amy ny mpanompo, dia namindro
tamy ny afo.
55 Ary ny mpisorona be ambany ny Son-
edrio rehetra nitady vavolombelona hiam-
panga any Iesio, hamonoany Azy; fa tsy na-
hita *ny mirai-teny* izareo.
56 Ary maro izay niampanga laingia
Azy, fa tsy nirai-teny ny fiampangany.
57 Ary nitsangana ny sasany, dia niam-
panga laingia Azy, ka nanao hoe,
58 Izahay efa nandre Azy manao hoe,
Izaho handrava itoy tempoly itoy, izay na-
taon-tànan'olona, ary nony hateloan'andro,
dia hanao *tempoly* hafa Aho, izay tsy ha-
taon-tànan'olona.
59 Fa tsy nirai-teny ny vavolombelony
taminy izany.
60 Ary ny mpisorona be nitsangana teo
afovoany, dia nanontany any Iesio, ka na-
nao hoe, Tsy manan-kavaly va Hianao?
Inona no iampangany ireo vavolombelona
ireo Anao?
61 Fa tsy niteny Izy, ka tsy namaly teny
akory. Ny mpisorona be nanontany Azy
indray, ka nanao taminy hoe, Hianao v' i
Kiraisity Zanaky N' Isaorana?
62 Ary hoy Iesio, Izaho no Izy: ary hia-
nareo hahita ny Zanak'olona mipetraka ao
amy ny tànan' ankavanany ny Hery, ka
avy amy ny rahony ny lanitra.
63 Ary ny mpisorona be nandriatry ny
lambany, ka nanao hoe, Ahoana no ilantsi-
kia vavolombelona intsony?
64 Efa renareo ny fanompàny: ahoana
no hevitrareo? Dia nataony izy rehetra fa
tokony ho vonoiny Izy.
65 Ary ny sasany vao nandrora Azy, dia
nanarony ny tavany, dia nasiany totohon-
dry Izy, ka hoy izareo taminy, Maminania:
ary ny mpanompo namely Azy tahamaina.
66 Ary raha nitoetra tao amy ny trano
ambany i Petro, dia avy ny anankiray amy
ny ankizi-vaviny ny mpisorona be:

67 Ary izy nahita any Petro mamindro,
dia nijery azy, ka nanao hoe, Hianao kosa
nomba any Iesio any Nazareta.
68 F' izy nandà, ka nanao hoe, Tsy fan-
tatro, ka tsy azoko izay teninao. Ary izy
nivoaka ho any an-kianja; dia naneno ny
akoho.
69 Ary nisy ankizi-vavy nahita azy indray,
dia hoy izy taminy izay nijanona teo anilany
hoe, Io lehy io kosa mba namany ireny.
70 Ary izy nandà indray. Ary vetivety
foana, rehefa afak' izany, izay nijanona teo
anilany, dia nilaza indray taminy Petro hoe,
Hianao marin-tokoa mba namany ireny;
fa hianao olon-Galilaia, fa ny fiteninao
mifandrairay *aminy izany*.
71 Dia vao niozona izy, ka nianiana hoe,
Tsy fantatro izany lehilahy izany, izay no
lazainareo.
72 Ary dia naneno impaharoany ny akoho.
Ary Petro nahatsiaro izay teny no lazainy
Iesio taminy hoe, Dieny tsy mbola ma-
neno ny akoho indroa, dia handà Ahy in-
telo hianao. Ary nony nihievetry *izany*, dia
mitomany izy.

## TOKO XV.

ARY raha maraina koa, ny mpisorona be
ambany ny loholona sy ny mpanoratra ary
ny Sonedrio rehetra, dia nihiendry, ka na-
matotra any Iesio, dia nitondra *Azy*, ka
nanolotra *Azy* taminy Pilato.
2 Ary Pilato nanontany Azy hoe, Hianao
va no Mpanjaky ny olon-Iodaia? Ary Izy
namaly, ka nanao taminy hoe, Voa lazanao.
3 Ary ny mpisorona be niampanga Azy
zavatra maro.
4 Ary Pilato nanontany Azy indray hoe,
Tsy mamaly teny akory va Hianao? indro,
manao ahoana ny habeny ny zavatra no
iampangany Anao!
5 F' Iesio tsy mbola namaly na indraim-
bava akory; ka dia gaga i Pilato.
6 Ary ny fanaony, amy ny fandroana,
no mandefa mpifatotra anankiray izay an-
gatahiny.
7 Ary nisy olona anankiray, izay nataony
hoe i Baraba, izay nifatotra taminy izay
niara-niodina taminy, ka namono olona tao
amy ny fiodinana.
8 Ary ny olona maro nitaraina, ka vao
nangataka taminy, mba hataony araky izay
fanaony mandrakariva.
9 F' i Pilato namaly azy, ka nanao hoe
Tianareo va halefako ho anareo ny mpan-
jaky ny olon-Iodaia?
10 F' izy nahalala fa fialonana no nanolo-
rany ny mpisorona be Azy.
11 Fa ny mpisorona be nampitaitry ny
olona, hampandefany any Baraba noho
Izy.
12 Ary Pilato namaly, ka nanao taminy
indray hoe, K'inona no tianareo hataoko
aminy izay ataonareo hoe, Mpanjaky ny
olon-Iodaia?
13 Ary izareo niantso indray hoe, Hom-
boy amy ny hazo-fijaliana Izy.
14 Ary hoy Pilato taminy, Nahoana,
inona no ratsy nataony? Dia vao mainkia
nampinananana azy izany, Homboy amy ny
hazo-fijaliana Izy.
15 Ary Pilato tahahafaly ny olona, dia
nandefa any Baraba ho azy; ary Iesio
natolony azy, rehefa no kapohiny, mba
ho homboany amy ny hazo-fijaliana.
16 Ary ny miaramila nitondra Azy ho
any an-trano, izany hoe, i Trano-fitsarana;
ary izareo nampiangony ny miaramila-na-
many rehetra.
17 Ary izareo nanafy Azy lamba jaky, dia
nandrary satro-tsilo, ka nasatrony ny lo-
hany.
18 Ary vao niarahaba Azy, Finaritra,
Hianao mpanjaky ny olon-Iodaia!
19 Ary tsorakazo no nikiapohany ny lo-
hany, ary Izy no rorany, dia nandohalikia,
ka nitsaoka Azy izareo.
20 Ary rehefa naneso Azy izareo, dia na-
nesotry izany lamba jaky izany taminy, ka
nanafy Azy ny lambany, ary Izy no nen-
tiny ho homboany amy ny hazo-fijaliana.
21 Ary izareo nanery any Simôna any
Koreny, lehy nandalo, avy tany an-tsaha,
rainy Alekisandro sy Riofo, mba hitondra
ny hazo-fijaliany.
22 Ary izareo nitondra Azy ho any amy
ny tany Gologota, izany hoe raha adikia, i
Fitoeran-karan-doha.
23 Dia nomeny Azy divay mihiaro miora
ho sotroiny; fa tsy nandray Izy.
24 Ary rehefa no homboany tamy ny
hazo-fijaliana Izy, dia nizara ny lambany,
ka nanao filokany izany, izay tokony ha-
lainy ny isan' olona avy.
25 Ary amy ny ora fahatelo, dia nanombo
Azy tamy ny hazo-fijaliana izareo.
26 Ary ny soratry ny fiampangany Azy no

soratany teo amboniny hoe, NY MPAMJAKY NY OLON-IODAIA.
27 Ary nisy mpangalatra roa lahy niaranomboany taminy teo amy ny hazo-fijaliana; ny anankiray tamy ny ankavanany, ary ny anankiray tamy ny ankaviany.
28 Dia tanteraka ny soratra izay manao hoe, "Ary Izy no nisainy ho amy ny mpanota."
29 Ary izay nandalo nanompa Azy, manifikifiky ny lohany, ka manao hoe, Hia! Hianao izay mandrava ny tempoly, ka manangany *izany* amy ny hateloan'andro;
30 Vonjeo ny tenanao, ka midìna hiala amy ny hazo-fijaliana.
31 Ary toy izany kosa no fanesony ny mpisorona be, dia nifampilaza izareo ambany ny mpanoratra hoe, Izy namonjy ny olona sasany; ny tenany tsy hainy ho vonjena.
32 Aoky Kiraisity ny Mpanjaka any Isiraely hidina hiala amy ny hazo-fijaliana ankehitriny, hizahantsikia sy hinoantsikia. Ary toy izany kosa no fanesony izay niaranomboany taminy teo amy ny hazo-fijaliana.
33 Ary amy ny ora fahenina, dia maizina ny tany rehetra hatramy ny ora fahasivy.
34 Ary Iesio niantso tamy ny feo mahery, tamy ny ora fahasivy, ka nanao hoe, Elôy, Elôy, lama sabakitany? izany hoe raha adikia, Andriamanitro, Andriamanitro, nahoana Hianao no nahafoy Ahy?
35 Ary ny sasany izay nijanona teo anilany, raha nandre *izany*, dia nanao hoe, Indro, miantso any Elia Izy.
36 Ary ny anankiray nihiazakazaka, dia nanofoka fifohana tamy ny vinigera, dia no tohiziny tamy ny tsorakazo, dia nampisotro Azy izy, manao hoe, Aoky hizahantsikia, na avy Elia hampidina Azy na tsia.
37 Ary Iesio niantso tamy ny feo mahery, dia niala-aina Izy.
38 Ary triatra mitsatsa ny fisaronany ny tempoly hatramy ny lohany, ka hatramy ny vodiny.
39 Ary ny ambonin-jato izay nijanona teo tandrifiny, raha nahita Azy niantso toy izany, ka miala-aina, dia nanao hoe, Zanak' Andriamanitra marin-tokoa io lehilahy io.
40 Ary nisy vehivavy sasany kosa nitsinjo eny lavitr' eny, i Maria any Magidala, sy Maria reniny Iakôbo kely sy Iôse, ambany Salôme.
41 Ary ireny nanaraka Azy koa, ka nanompo Azy, raha tany Galilaia Izy; ary ny vehivavy maro koa izay niaraka taminy hankany Ieriosalema.
42 Ary nony hariva ny andro, (f' izany no fanamboarana, izany hoe, ny andro alohany ny sabata,)
43 Dia avy Iôsefa any Arimataia, mpitsara manan-daza, izay niandry ny fanjakan' Andriamanitra koa, ary sahy niditra tany aminy Pilato, ka nangataky ny fatiny Iesio izy.
44 Ary gaga i Pilato no maty sahady Izy; ary izy niantso ny ambonin-jato hankao aminy, dia nanontany azy na dia maty ela Izy na tsia.
45 Ary rehefa nahalala *izany* tamy ny ambonin-jato izy, dia nomeny Iôsefa ny faty.
46 Ary izy nividy hariry madinikia, dia nampidina Azy, ka no fonosiny ny hariry madinikia, ary izy nandevina Azy teo amy ny fasana izay no lavahany tamy ny vatolampy, dia nakodiany vato ho amy ny varavarany ny fasana.
47 Ary Maria any Magidala, sy Maria, *reniny* Iôse, nijery izay fitoerana nametrahany Azy.

## TOKO XVI.

Ary rehefa tapitra ny andro sabata, i Maria any Magidala, sy Maria *reniny* Iakôbo, sy Salôme, nividy zava-manitra mba handehanany hanosotra Azy.
2 Ary maraina alina koa tamy ny voalohan' andro amy ny herinandro, dia nankany amy ny fasana izareo, raha vao miposaka ny masoandro.
3 Ary izareo nifampilaza hoe, Iza no hanakodia ny vato ho afaka amy ny varavarany ny fasana ho antsikia?
4 (Ary izareo nijery, dia nahita f' efa nakodiany ny vato:) fa lehibe indrinda izany.
5 Ary raha niditra tany anatiny ny fasana, dia nahita zatovo anankiray mipetraka ao amy ny ankavanana, mitafy lamba fotsy lava: dia natahotra izareo.
6 Fa hoy izy taminy, Aza matahotra hianareo: mitady any Iesio any Nazareta hianareo, izay efa no homboany tamy ny hazo-fijaliana: Izy efa nitsangana; tsy ato Izy: izahao izay fitoerana no nametrahany Azy.
7 Fa mandehana, lazao amy ny mpianany sy Petro, fa mialoha anareo ho any Galilaia

Izy: any no hahitanareo Azy araky izay
efa no lazainy taminareo.
8 Dia nivoaka faingiana izareo, ka nandositra hiala amy ny fasana, sady nangovitra no talanjona izareo: ary tsy mba nilaza tamy ny olona na iray akory, satria natahotra izareo.
9 Ary Izy nitsangana maraina alina koa tamy ny voalohan' andro amy ny herinandro
ka niseho voalohany taminy Maria any Magidala, izay namoahany fanahy ratsy fito.
10 Ary lehy vehivavy nandeha, ka nilaza taminy izay nomba Azy, sady nisaona no nitomany izareo.
11 Ary rehefa nandre izareo, fa velona Izy, ka hitan-dravehivavy Izy, tsy nino hiany izareo.
12 Ary manarakaraky izany, dia niovatarehy teo imasony *mpianatra* roa lahy Izy, raha nandeha ka nankany an-tsaha izareo.
13 Ary izareo nandeha, ka nilaza *izany*
tamy ny sasany: fa tsy nino azy izareo.
14 Rehefa afak' *izany*, dia niseho tamy ny iraikia amby ny folo lahy Izy, raha nipetra-nihinana izareo; ary Izy nananatra azy noho ny tsi-finoany, sy ny hasarotry ny fony, satria tsy nino izay nahita Azy izareo, rehefa nitsangana Izy.
15 Ary hoy Izy taminy, Mandehana hianareo any aminy izao tontolo izao, ka mitoria ny filazantsara amy ny olombelona rehetra.
16 Izay mino, amana atao-batisa, no ho vonjeny; f' izay tsy mino no ho helohiny.
17 Ary ireo famantarana ireo no hanaraky izay mino: Dia hamoaka fanahy ratsy amy ny anarako izareo; hiteny ny teny izay tsy mbola fantatra izareo;
18 Hitàna menarana izareo; ka, raha misotro zava-mahafaty, dia tsy haninona azy izany; hametraky ny tànany amy ny marary izareo, dia ho sitrana ireny.
19 Ary ny Tompo, rehefa niteny taminy, no raisiny hiakatra any an-danitra, ka nipetraka teo amy ny tànan' ankavanan' Andriamanitra.
20 Dia nandeha izareo, ka nitory eny tontolo eny, ary ny Tompo nampahery azy, ka nahato ny teny tamy ny famantarana izay nampanarahiny. Amena.

---

# NY FILAZANTSARA

NO SORATANY

# LIOKA.

## TOKO I.

SANGY maro no niraharaha hanoratry ny fanambarany izay zavatra nekeny tokoa tamintsikia indrindra,
2 Araky izay nampahafantarany ny sasany antsikia, fa vavolombelona sy mpitory ny teny hatramy ny voalohany izareo;
3 Sitrako kosa, rehefa nahazoako marina ny fahalalany ny zavatra rehetra hatramy ny voalohany indrindra, handahatra hanoratra aminao, ry Teofilo tsara indrindra,
4 Mba ho fantatrao ny hamariny izay zavatra nampianarany anao.
5 NISY tamy ny androny Herôda mpanjaka any Iodaia, mpisorona anankiray, natao hoe, i Zakaria, amy ny fisoronany Abia: ary ny vadiny zanaka-vaviny Arôna, ary Elizabeta no anarany.
6 Izy roroa marina teo anatrehan' Andriamanitra, tsy manan-tsiny amy ny fanarahany ny didy rehetra, sy ny fitandremany ny Tompo
7 Ary tsy nanan' anaka izareo, satria momba i Elizabeta, ary samy tratrantitra izy mivady.
8 Ary izy nony nanao ny asany ny mpisorona teo anatrehan' Andriamanitra araky ny fitondrany ny fisoronany,
9 Dia anjaran-draharahany araky ny sambony ny fanaony ny mpisorona, no handoro zava-manitra, rehefa niditra teo amy ny tempoliny ny Tompo izy.

10 Ary ny ankamaroany ny olona re-
hetra nivavaka teo ala-trano, mandritry
ny fandoroany ny zava-manitra.
11 Ary anjeliny ny Tompo niseho ta-
miny, mijanona ao anilan'ankavany ny
fivoadiana *fandoroany* ny zava-mani-
tra.
12 Ary rehefa nahita *azy* Zakaria, dia ory,
ka natahotr' indrindra izy.
13 Fa hoy ny anjely taminy, Aza mata-
hotra, i Zakaria: fa voa re ny hatakao;
ary Elizabeta vadinao hiteraka zanaka-
lahy ho anao, ary Iôana no hataonao ny
anarany.
14 Ary ho faly sy ho ravoravo hianao;
ary maro no hifaly amy ny andro hahatera-
hany.
15 F' izy ho lehibe eo anatrehany ny
Tompo; ary izy tsy hisotro divay na toa-
ka; ary ho feno ny Fanahy Masina hatra-
ny an-kibon-dreniny izy.
16 Ary maro amy ny zanaky Isiraely no
hampivereniny amin' Andriamanitra Tom-
pony.
17 Ary izy hialoha Azy amy ny fanahy,
sy ny heriny Elia, mba hampody ny fon-
dray amy ny zanaka, ary ny tsy manaraka
ho amy ny fahahendreny ny marina, ham-
boatra olona haneky ny Tompo.
18 Ary hoy Zakaria tamy ny anjely,
Ataoko ahoana no hahafantatry izany? f'
izaho efa antitra, k' efa tratrantitra ny va-
diko kosa.
19 Ary ny anjely namaly, ka nanao tami-
ny hoe, Izaho no Gabiriely, izay mijanona
eo anatrehan'Andriamanitra; ary izaho ni-
rahiny hilaza aminao, ka hanambara ami-
nao ireo teny mahafaly ireo.
20 Ary, indro, ho moana hianao, ka
tsy hahateny, ambara-pahatongany ny an-
drony izany zavatr' izany, noho ny tsi-
finoanao ny teniko izay ho tanterahiny amy
ny fotoany.
21 Ary ny olona niandry any Zakaria,
ka talanjona nony nitoetra ela dia ela teo
amy ny tempoly izy.
22 Ary rehefa nivoaka izy, dia tsy nahay
niteny taminy izy: ary nahalala izareo, f'
efa nahita zavatra teo amy ny tempoly izy;
f' izy nanatsikia azy, ka nitoetra tsy naha-
teny izy.
23 Ary raha voa tapitra ny androny ny
fanompoany, dia lasa nody izy.
24 Ary manaraky izany andro izany, dia
nitoe-jaza i Elizabeta vadiny, dia niery dimy
volana, ka nanao hoe,
25 Izany no nataony ny Tompo ta-
miko tamy ny andro izay nitsinjovany
*ahy*, hanesorany ny tsiniko amy ny
olona.
26 Ary tamy ny fahenim-bolana no nani-
rahan' Andriamanitra ny anjely Gabiriely,
ho any an-tanàna any Galilaia, atao hoe,
i Nazareta,
27 Ho amy ny zatovo-vavy, izay naneky
ho fofom-badin-dehilahy, ny anarany hoe
Iôsefa, avy tamy ny tranony Davidy;
ary ny anarany ny zatovo-vavy no atao
hoe, i Maria.
28 Ary ny anjely niditra ho any aminy,
ka nanao hoe, Finaritra é ré, lehy no haso-
avina, ny Tompo momba anao; finaritra
hianao ao amy ny vehivavy.
29 Ary nony nahita *azy* izy, dia nalahelo
noho ny teniny, ka nisaina tam-po, fa ma-
nao ahoana izany fiarahaba izany.
30 Ary hoy ny anjely taminy, Aza mata-
hotra, i Maria, f' efa nahita soa tamin'An-
driamanitra hianao.
31 Ary, indro, hianao hihiary zaza an-
kibonao, ka hiteraka zanaka-lahy, ary Iesio
no hataonao ny anarany.
32 Izy ho lehibe, k' Izy no hataony hoe,
i Zanaky ny Avo indrindra: ary Iehôvah
Andriamanitra hanome Azy ny lapany
Davidy, rainy:
33 Ary Izy hanjaka amy ny tranony
Iakôba mandrakizay; ary ny fanjakany
tsy hanam-pahataperana.
34 Ary hoy Maria tamy ny anjely, Atao
ahoana no hisy izany, sangy tsy mbola na-
halala lehilahy aho?
35 Ary ny anjely namaly, ka nanao ta-
miny hoe, Ny Fanahy Masina hanarona
anao, ary ny heriny ny Avo indrindra hana-
loka anao; koa ny masina izay ateraka no
hatao hoe, i Zanak'Andriamanitra.
36 Ary, indro, efa nihiary zaza kosa i Eli-
zabeta havanao, na dia efa tratrantitra aza
izy; ary efa fahenim-bolana izy izao, izay
nataony hono momba.
37 Fa tsy hisy zavatra tsy hain' Andria-
manitra.
38 Ary hoy Maria, Indro, ny mpanompo-
vaviny ny Tompo; aoka ho amiko araky
ny teninao. Dia nandao azy ny anjely.
39 Ary Maria nitsangana taminy izany
andro izany, ka nandeha faingiana ho any

..amy ny tany havoana ho any an-tanàna any
. Iodaia:
40 Dia niditra tany an-tranony Zakaria,
..a niarahaba any Elizabeta izy.
41 Ary rehefa nandre ny fiarahabany
Maria i Elizabeta, dia nihietsikia ny zaza
an-kibony; ary Elizabeta no feno ny Fa-
.ahy Masina,
42 Dia niteny tamy ny feo mahery izy, ka
.anao hoe, Finaritra hianao ao amy ny ve-
..iivavy, ary finaritra ny hateraky ny kibo-
..ao.
43 Ary avy amiko taiza izany, no avy
namangy ahy ny reniny ny Tompoko?
44 F' indro, raha vao reny ny sofiko ny
.eony ny fiarahabanao, dia nihietsikia ny
.aza tan-kiboko noho ny hafaliana.
45 Ary finaritra lehy vavy izay nino: fa
.o hefainy ny Tompo izay zavatra no la-
.ainy taminy.
46 Ary hoy Maria, Ny saiko manka-
aza ny Tompo,
47 Ary ny fanahiko ravoravo amin' An-
.lriamanitra Mpamonjy ahy.
48 F' Izy efa nijery ny fietren-tenany ny
.npanompo-vaviny: f' indro, hatramy ny
.nkehitriny no hantsoiny ny taranaka rehe-
ra aho, finaritra.
49 Fa ny Tsi-toha efa nanao zavatra le-
.ihe tamiko: ary masina ny anarany.
50 Ary ny famindram-pony aminy izay
.natahotra Azy hatramy ny taranaka ma-
.arakaraka.
51 Izy naneho ny heriny ny sandriny;
.zy nampiely ny mpiavonavona amy ny
.ihieverany ny fony.
52 Izy nampidiny ny lehibe tamy ny la-
.any, ary nanandratry ny malahelo.
53 Izy nahavoky ny noana tamy ny zava-
.soa; ary ny manan-karena nampandeha-
.iny foana.
54 Izy nanohana any Isiraely zanany, ho
.ahatsiarovany ny famindram-pony:
55 (Araky ny voa lazany tamy ny razan-
.sikia,) aminy Abirahama, ambany ny za-
.any mandrakizay.
56 Ary Maria nitoetra teo aminy *Eliza-
.eta,* tokony ho telo volana, dia niverina ho
.ny an-tranony.
57 Ary tonga ny fetr'andro havelomany
.lizabeta; dia niteraka zanaka-lahy izy.
58 Ary ny namany sy ny havany nandre,
. famindram-po lehibe nataony ny Tompo
.miny; dia niara-nifaly taminy izareo.
59 Ary izareo nandeha tamy ny havaloan'
andro hamora ny zaza; ka niantso azy
hoe i Zakaria araky ny anarany ny rainy.
60 Ary ny reniny namaly, ka nanao hoe,
Tsy izany; fa hatao hoe Iôana izy.
61 Ary hoy izareo taminy, Tsy misy na
iray akory amy ny havanao, izay antsoiny
aminy izany anarana izany.
62 Ary izareo nanao famantarana tamy
ny rainy, izay tiany hatao ny anarany.
63 Ary izy nangataka zavatra hanoratana,
dia nanoratra, ka nanao hoe, Iôana no ana-
rany. Dia talanjona izy rehetra.
64 Dia nisokatra ny vavany miarakamin-
izay, dia *afaka* ny raiki-delany; dia niteny,
ka nidera an' Andriamanitra izy.
65 Dia natahotra izay rehetra nanodidina
azy; dia niely izany teny rehetr' izany
tamy ny tany havoana rehetra any Iodaia.
66 Ary izay rehetra nandre *izany,* dia
nandatsaky *izany* tam-po, ka nanao hoe,
Zaza hanao ahoana io? Ary ny tànany ny
Tompo nomba azy.
67 Ary Zakaria rainy feno ny Fanahy
Masina, dia naminany, ka nanao hoe,
68 Hisaorana anie Iehôvah Andriamani-
try Isiraely; f' Izy namangy, ka nanavo-
try ny olony,
69 Dia nanandratry ny tandroky ny fa-
monjena ho antsikia Izy, teo an-tranony Da-
vidy zanany;
70 (Araky ny teniny izay nampilazany
ny mpaminaniny masina hatramy ny voa-
lohany indrindra:)
71 Hamonjeny antsikia amy ny fahavalon-
tsikia, sy amy ny tànany izay rehetra tsy
tia antsikia;
72 Hanefa ny famindram-po amy ny
raintsikia, sy hahatsiaro ny fanekeny ma-
sina;
73 Ny fianiana izay nataony taminy Abi-
rahama, raintsikia,
74 Hanampy antsikia hanompo Azy tsy
matahotra, rehefa no vonjeny tamy ny fa-
havalontsikia isikia,
75 Amy ny fahamasinana, sy ny fahama-
rinana, eo anatrehany, amy ny andro niai-
nantsikia rehetra.
76 Ary hianao, ry zaza, hantsoiny mpa-
minany ny Avo indrindra: fa hianao han-
deha hialoha ny Tompo, hamboatry ny ale-
hany;
77 Hanome ny olony ny fahalalany ny
famelany ny helony hamonjena azy,

78 Noho ny fiantrany ny famindram-pon'
Andriamanitsikia, izay namangiany ny fipo-
akandro antsikia avy amy ny avo,
79 Hanome fahazavana ho any izay mi-
petraka ao amy ny maizina, sy ao ambany
ny aloky ny fahafatesana, hitondra ny ton-
gotsikia ho amy ny làlany ny fihiavanana.
80 Ary ny zazakely nitombo ka nihiahery
tam-panahy; dia nitoetra tany an-efitra izy,
ambara-pahatongany ny androny hisehoany
aminy Isiraely.

## TOKO II.

Ary izany andro izany no namoahany
Kaisara Aogiosito teny hanoratany ny ana-
rany ny olona rehetra.
2 (Ary izany fanoratan' izany voa vita
voalohany, raha nanapaka any Soria i
Kiorenio.)
3 Ary lasa izy rehetra, samy ho any an-ta-
nànany avy, mba ho soratany ny anarany.
4 Ary Iôsefa kosa niakatra avy any Ga-
lilaia, any an-tanàna i Nazareta, hankany
Iodaia, ho any an-tanànany Davidy, izay
atao hoe i Betilehema, (satria avy tamy ny
trano sy mpianakaviny Davidy izy:)
5 Mba ho soratany ambany Maria, fofom-
badiny, sady efa bevohoka izy.
6 Ary, raha nitoetra teo izareo, dia tonga
ny andro havelomany.
7 Ary izy niteraky ny lahi-matoany, dia
no fonosin-damban-jaza Izy, ka nampandri-
ny teo am-pihinanam-bilona; fa tsy nisy
nitoerany teo an-trano.
8 Ary nisy mpiandri-ondry taminy izany
tany izany nitoetra tany an-tsaha, nitan-
driny ny fiandrasany ny ondriny nony alina.
9 Ary, indro, anjeliny ny Tompo nankao
aminy, ary ny voninahitry ny Tompo nane-
latrelatra nanodidina azy; dia natahotr'
indrindra izareo.
10 Ary hoy ny anjely taminy, Aza mata-
hotra hianareo: f' indro, izaho mitory teny
soa mahafaly indrindra, izay ho any ny
olona rehetra:
11 Fa teraka any an-tanànany Davidy
ho anareo anio, ny Mpamonjy, izany no i
Kiraisity Tompo.
12 Ary izany ho famantarana aminareo:
hianareo hahita ny zazakely voa fonon-
damban-jaza, mandry ao am-pihinanam-
bilona.
13 Ary nisy maro be niseho tampoka
momba ny anjely avy tamy ny ankamaroany
ny any an-danitra, midera an'Andriamani-
tra, ka manao hoe,
14 Voninahitra ao amy ny avo indrindra ho
an'Andriamanitra, ary fihiavanana ho am-
bony ny tany, fiadanana ho amy ny olona.
15 Ary, raha nandao azy ny anjely han-
kany an-danitra, dia nifampilaza ny lehi-
lahy, lehy mpiandri-ondry, Aoka hankany
Betilehema hiany isikia, ka hizahantsikia
izay zavatra vao tonga, izay nampahafanta-
rany ny Tompo antsikia.
16 Ary izareo nankany faingiana, ka
nahita any Maria ambany Iôsefa, ary ny
zazakely mandry ao am-pihinanam-bilona.
17 Ary rehefa hitany, dia nampieliny izay
teny no nambarany azy milaza io zaza io.
18 Ary izay rehetra nandre, dia talanjona
taminy izay zavatra no lazainy ny mpian-
dri-ondry taminy.
19 F' i Maria nitahiry izany teny rehetr'
izany, ka nandatsaky *izany* tam-pony.
20 Ary ny mpiandri-ondry niverina, man-
kalaza sy midera an' Andriamanitra noho
ny zavatra rehetra izay reny sy hitany,
araky izay no lazainy taminy.
21 Ary rehefa tanteraka ny havaloan'andro
hamorany ny zaza, IESIO no nataony ny
anarany, izany no nataony ny anjely ny ana-
rany, dieny tsy mbola nahariny tan-kibo
Izy.
22 Ary rehefa tanteraka ny androny ny
fahadiovany izy mianaka, araky ny lalàny
Mose, dia nitondra Azy ho any Ieriosa-
lema izareo, hatolotra any ny Tompo.
23 (Araky ny voa soratra ao amy ny la-
làny ny Tompo, "Ny lahi-matoa rehetra
hataony ho masina any ny Tompo;")
24 Ary hanatitra fanalamboady araky
izay no lazainy ao amy ny lalàny ny Tom-
po, "Voromailala mivady, na zana-domo-
hina roa."
25 Ary, indro, nisy lehilahy tany Ieriosa-
lema, i Simeôna no anarany; ary izany
lehilahy izany, sady marina no tsara-fanahy,
miandry ny fahafinaretany Isiraely; ary ny
Fanahy Masina latsaka taminy.
26 Ary efa nambarany ny Fanahy Masina
azy, fa tsy hanandrana fahafatesana man-
dra-pahahitany any Kiraisitiny ny Tompo.
27 Ary izy nandeha nentiny ny Fanahy
Masina ho any ny tempoly: ary rehefa nam-
pidirin-dray aman-dreniny ny zaza Iesio,
hanavany Azy araky ny nandidiany ny
lalàna;

28 Dia nitrotro Azy tamy ny sandriny
izy, dia nisaotra an'Andriamanitra, ka na-
nao hoe,
29 Tompo ô, ankehitriny no avelanao ny
mpanomponao handeha amy ny fihiava-
nana, araky ny teninao:
30 Fa ny masoko efa nahita ny famonje-
nao,
31 Izay namboarinao teo anatrehany ny
olona rehetra;
32 Ny mazava hahazava ny firenena, ary
ny voninahitry Isiraely, olonao.
33 Dia talanjona Iôsefa amban-dreniny
noho ny teny nilazany Azy.
34 Ary Simeôna nitsio-drano azy telo mia-
naka, ka hoy izy taminy Maria reniny,
Indro, ilehio ho fandavoany sy fananga-
nany ny maro ao aminy Isiraely; ary ho
famantarana izay ho toherina,
35 (Eny, ny lefona hanindrony ny ai-
nao kosa,) mba hasehony ny fihieverany ny
fo maro.
36 Ary nisy mpaminani-vavy anankiray,
i Ana, zanaka-vaviny Fanioely, amy ny
fireneny Asera: efa anti-panahy izy, ka
nitoetra tao amy ny vadiny fito taona,
hatramy ny hatovoany;
37 Ary izany mpitondra-tena izany efa
ho efatra amby valo-polo taona, ka tsy
niala tamy ny tempoly izy, fa nanompo
tamy ny fifadiana sy ny fivavahana alina
aman' andro.
38 Ary nony niditra taminy izany indrin-
dra izy, dia nisaotra ny Tompo kosa izy, ka
nilaza Azy taminy izay rehetra niandry ny
fanavotana any Ieriosalema.
39 Ary rehefa nahavita ny zava-drehetra
araky ny lalàny ny Tompo izareo, dia
nody ho any Galilaia, ho any Nazareta,
tanànany.
40 Ary ny zaza nitombo, ka nihiahery
tamy ny sainy, feno fahendrena: ary ny
fahasoavan'Andriamanitra nitoetra taminy.
41 Ary ny ray aman-dreniny nankany
Ieriosalema isan-taona, raha avy ny fandro-
any ny pasaka.
42 Ary rehefa roa amby ny folo taona
Izy, dia niakatra ho any Ieriosalema izareo,
araky ny sambony ny fandroana:
43 Ary rehefa tapitr' izany andro izany,
raha nody izareo, dia nitoetra tany Ieriosa-
lema ny zaza Iesio; fa tsy nahalaha Iôsefa,
amban-dreniny.
44 Fa nataony momba ny mirai-dia Izy;
ary rehefa nandeha làlan' indrai-andro iza-
reo, dia nitady Azy izareo teo amy ny ha-
vany sy olom-pantany.
45 Ary nony tsy nahita Azy, dia niverina
ho any Ieriosalema indray izareo, mitady
Azy.
46 Ary rehefa afaka ny hateloan' andro,
dia hitany Izy teo amy ny tempoly mipe-
traka eo afovoany ny mpampianatra, mihai-
no, sy manontany azy.
47 Dia talanjona izay rehetra nandre Azy,
noho ny fahalalany sy ny famaliany.
48 Ary raha nahita Azy, dia gaga izareo:
hoy ny reniny taminy, Anaka, nahoana
Hianao no nanao izany taminay? indro,
nalahelo aho sy ny rainao nitady Anao.
49 Ary hoy Izy taminy kosa, Nahoana
hianareo no nitady Ahy? tsy fantatrareo
va fa tsy maitsy mitoetra amy ny any ny
Raiko Aho?
50 Ary izareo tsy nahazo izay teny no
lazainy taminy.
51 Ary Izy niara-nidina taminy, dia nan-
kany Nazareta, ka nanaraky ny teniny
Izy. Ary ny reniny nitahiry izany zava-
drehetr' izany tam-pony.
52 Ary Iesio nitombo saina sy tena, am-
b any ny fitiavan'Andriamanitra, sy ny olona

## TOKO III.

Ary tamy ny taona fahadimy amby ny folo
no nanjakany Tiberio Kaisara, i Pontio
Pilato no nanapaka any Iodaia, ary Herôda
no tetiraka any Galilaia, ary Filipo rahala-
hiny no tetiraka any Itioraia sy ny tany
Trakonity, ary Lisania no tetiraka any
Abiline;
2 Raha mbola mpisorona be i Anasa, sy
Kaiafa, dia tonga ny tenin' Andriamanitra
taminy Iôana zanaky Zakaria tany an-
efitra.
3 Ary izy nankany amy ny tany rehetra
manodidina any Ioridany, mitory ny bati-
sany ny fibebahana ho famelan-keloka;
4 Araky ny voa soratra ao amy ny bokin-
teniny Esaia mpaminany hoe, "Ny feony
ny anankiray miantso any an-efitra hoe,
Amboary ny làlany Iehôvah, ahitsio ny
alehany.
5 Ny lohasaha rehetra ho fenoiny, ary ny
tendrombohitra amana ny havoana rehetra
haetriny, ary ny meloka no hahitsiny, ary
ny làlana maraorao ho halamainy;

6 Ary ny nofo rehetra hahita ny famonjen'
Andriamanitra."
7 Dia hoy izy tamy ny olona maro izay
nankao aminy mba hanavam-batisa, Ry ta-
ranaky ny menarana, iza no nananatra
anareo handositry ny loza efa ho avy?
8 Koa mamoaza voa mendriky ny fibeba-
hana: ary aza manao anakam-po hoe, Iza-
hay manana any Abirahama ho rainay:
f'izaho milaza aminareo, fa Andriamanitra
mahatsangana ireo vato ireo ho zanaky
Abirahama.
9 Ary voa petraka ankehitriny hiany ny
famaky tamy ny fototry ny hazo: koa ny
hazo rehetra izay tsy mamoa voa tsara ho
jinjany, dia hariany ao anatiny ny afo.
10 Ary ny olona maro nanontany azy, ka
nanao hoe, Inona àry no hataonay?
11 Izy namaly, ka nanao taminy hoe,
Izay manana lamba roa, aoka hanomezany
ho any ny tsy manana; ary izay manan-
kanina, aoka hanao toy izany kosa izy.
12 Dia avy ny farantsa sasany kosa mba
hanavany-batisa azy, ka nanao taminy hoe,
Mpampianatr' ô, inona no hataonay?
13 Ary hoy izy taminy, Aza manefa miho-
atra noho izay no tendreny hatao hianareo.
14 Ary nisy miaramila kosa nanontany
azy, ka nanao hoe, Ary inona no hataonay?
Ary hoy izy taminy, Aza mampitahotry ny
olona foana, ary aza miampanga laingia,
ary aza mierina amy ny tambinareo.
15 Fa raha niandry ny olona, ary samy
nisaina any Iôana tam-po ny olona rehetra,
na izy no i Kiraisity, na tsia;
16 Iôana namaly, ka hoy izy tamy ny
olon-drehetra hoe, Izaho manao-batisa ana-
reo amy ny rano hiany, fa avy Izay mahery
lavitra noho izaho, tsy tokony hamaha ny
fehin-kiapany aza aho: Izy hanao-batisa
anareo amy ny Fanahy Masina, sy ny afo:
17 Eny an-tànany ny fikiopahany, ary Izy
handio tokoa ny famoloany, ka hanango-
niny ny vary ho any an-tsompitrany; fa ny
ampombo no hodorany ny afo tsy mety
maty.
18 Ary zavatra maro koa no nanariny sy
no toriny tamy ny olona.
19 F' i Herôda tetiraka nanariny noho ny
any Herôdia, vadiny Filipo rahalahiny, sy
ny ratsy rehetra izay nataony Herôda,
20 Dia nampiany izany ho aminy izay re-
hetr' *efany*, ka no hidiany Iôana teo an-
trano-maizina.
21 Ary rehefa natao-batisa ny olona rehe-
tra, dia nataony batisa Iesio, ary nony ni-
vavaka, dia nisokatra ny lanitra;
22 Ary ny Fanahy Masina nidina tambo-
niny manao endrikia tahaky ny voromai-
lala, ka avy ny feo tany an-danitra, manao
hoe, Hianao no Zanako malalako; Hianao
no sitrako indrindra.
23 Ary Iesio vao efa tokony ho telo-polo
taona, izay nataony hoe zanaky Iôsefa,
izay any Hely,
24 Zanaky Matata, zanaky Levy, zanaky
Meliky, zanaky Iana, zanaky Iôsefa,
25 Zanaky Matatio, zanaky Amôsa, za-
naky Naioma, zanaky Esily, zanaky Nagay,
26 Zanaky Mahata, zanaky Matatio, za-
naky Semey, zanaky Iôsefa, zanaky Ioda,
27 Zanaky Iôany, zanaky Resa, zanaky
Zorobabeba, zanaky Salatiela, zanaky Nery,
28 Zanaky Meliky, zanaky Ady, zanaky
Kôsama, zanaky Elimodama, zanaky Ery,
29 Zanaky Iôse, zanaky Eliezera, zanaky
Iôreima, zanaky Matata, zanaky Levy,
30 Zanaky Simeôna, zanaky Ioda, zanaky
Iôsefa, zanaky Iônana, zanaky Eliakeima,
31 Zanaky Melea, zanaky Mainana, za-
naky Matatata, zanaky Natana, zanaky
Davidy,
32 Zanaky Iesai, zanaky Obeda, zanaky
Bôza, zanaky Salimôna, zanaky Nasôna,
33 Zanaky Aminadaba, zanaky Arama,
zanaky Esirôma, zanaky Faresa, zanaky
Ioda,
34 Zanaky Iakôba, zanaky Isaka, zanaky
Abirahama, zanaky Tara, zanaky Nakôra,
35 Zanaky Serioka, zanaky Ragao, zanaky
Faleka, zanaky Ebera, zanaky Sala,
36 Zanaky Kainana, zanaky Arifakisada,
zanaky Sema, zanaky Nôe, zanaky Lameka,
37 Zanaky Matiosela, zanaky Enôka, za-
naky Iareda, zanaky Malaliela, zanaky
Kainana,
38 Zanaky Enôsa, zanaky Seta, zanaky
Adama, zanak' Andriamanitra.

## TOKO IV.

Ary Iesio no fenoiny ny Fanahy Masina,
dia niala tany Ioridany, ka nentiny ny Fa-
nahy ho any an-efitra Izy,
2 Efa-polo andro no nakany ny devoly
fanahy Azy. Ary tsy nihinan-kanina akory
taminy izany andro izany Izy, ary rehefa
tapitr' izany, dia noana Izy.

3 Ary hoy ny devoly taminy, Raha Zanak' Andriamanitra Hianao, teneno ireo vato ireo hody mofo.
4 Ary Iesio namaly azy, ka nanao hoe, Voa soratra hoe, "Tsy mofo hiany no hivelomany ny olona, fa ny teny rehetra izay avoak' Andriamanitra."
5 Ary ny devoly nitondra Azy ho any an-tendrombohitra avo, dia naneho Azy vetivety foana ny fanjakana rehetra aminy izao tontolo izao.
6 Ary hoy ny devoly taminy, Izao fanapahana rehetr' izao homeko Anao, ambany ny voninahiny: fa nomeny ahy; ary izay tiako no homeko izany;
7 Koa raha hitsaoka ahy Hianao, dia ho Anao izany rehetr' izany.
8 Ary Iesio namaly, ka nanao taminy hoe, Miambohoa Ahy hianao, ry Satana: fa voa soratra hoe, "Iehôvah, Andriamanitrao no hivavahanao, ary Izy hiany no ho tompoinao."
9 Ary izy nitondra Azy ho any Ieriosalema, dia nampitoetra Azy teo an-tampony ny tempoly, ka nanao taminy hoe, Raha Zanak' Andriamanitra Hianao, mianjerà any ambany any Hianao:
10 Fa voa soratra hoe, "Izy handidy ny anjeliny hitandrina hiaro Anao;"
11 Ary, "Izareo hitantana Anao fandroa ho tafintohina amy ny vato ny tongotrao."
12 Ary Iesio namaly, ka nanao taminy hoe, Izany no voa laza hoe, "Aza maka-fanahy any Iehôvah Andriamanitrao hianao."
13 Ary rehefa tapitra avokoa ny fakany ny devoly fanahy *Azy*, dia nandao Azy hatramy ny andro vitsivitsy izy.
14 Ary Iesio niverina tamy ny heriny ny Fanahy ho any Galilaia; dia niely ny lazany tamy ny tany rehetra manodidina.
15 Ary Izy nampianatra teo amy ny sonagôginy ny olona teo, dia nankalazainy izy rehetra Izy.
16 Ary Izy tonga tany Nazareta, izay nahabe Azy: ary manaraky ny fanaony, dia niditra tao amy ny sonagôgy tamy ny andro-sabata, dia nitsangana hamaky teny Izy.
17 Dia natolotra Azy ny bokiny Esaia mpaminany. Ary nony namelatry ny boky, dia nahita izay itoerany ny voa soratra hoe Izy,
18 "Ny Fanahiny Iehôvah latsaka amiko, satria nanosotra Ahy hitory ny filazantsara amy ny malahelo; Izy naniraka Ahy hahasitrany ny torotoro-fo, hitory fandefasany ny mpifatotra sy ny fampahiratany ny jamba, hanafaky ny ory,
19 Hitory ny taona ankasitrahany Iehôvah."
20 Ary ny boky nahorony, dia nomeny ny mpanompo indray, dia nipetraka Izy. Ary nandinikia Azy ny masony izay rehetra teo amy ny sonagôgy.
21 Ary vao nanao taminy hoe Izy, Tanteraka andro àny io soratr' io izay reny ny sofinareo.
22 Ary izy rehetra no vavolombelony, ka talanjona noho ny teny tsara navoaky ny vavany. Ary hoy izareo, Tsy ilehio va no zanaky Iôsefa?
23 Ary hoy Izy taminy, Hianareo hanao itoy ohabolana itoy amiko tokoa, Mpanao-fanafody, asitrano ny tenanao: izay rehetra no renay nataonao tany Kaperinaomy, atavy aty amy ny taninao kosa izany.
24 Ary hoy Izy, Izaho milaza aminareo marin-tokoa, Tsy misy mpaminany izay ankasitrahany ao amy ny taniny.
25 F' Izaho milaza ny marina aminareo, Maro no mpitondra-tena teo aminy Isiraely tamy ny androny Elia, raha nihiantona ny andro telo taona sy enim-bolana, ka nisy mosary mafy tamy ny tany rehetra;
26 Fa tsy mba nirahiny Elia ho aminy na iray akory, afa tsy ho any Sarepita any Sidôna, ho amy ny vehivavy lehy mpitondra-tena.
27 Ary maro no boka teo aminy Isiraely tamy ny androny Elisaio mpaminany, ary tsy mba no dioviny na iray akory, afa tsy Namana any Soria.
28 Dia tezitr' indrindra izay rehetra teo amy ny sonagôgy, raha nandre izany.
29 Ary izareo nitsangana, dia nandroaka Azy hiala an-tanàna, ka nitondra Azy hatramy ny farany ny vodivona, izay nasiany ny tanàna, hanjerany Azy.
30 F' Izy nandeha namaky teo afovoany, ka lasa nandeha.
31 Dia nidina ho any Kaperinaomy Izy, tanàna any Galilaia, ka nampianatra azy tamy ny sabata.
32 Dia talanjona ny olona noho ny fampianarany; fa tamy ny fahefana ny teniny.
33 Ary nisy olona teo amy ny sonagôgy, manana fanahy ratsy maloto, dia niantso tamy ny feo mahery izy,
34 Ka nanao hoe, Indrisy! inona no ha-

taonao aminay, ry Iesio any Nazareta? avy
hamono anay va Hianao? izaho mahalala
Anao, f' iza Hianao, dia ny Masin' Andria-
manitra.
35 Ary Iesio nananatra azy, ka nanao
hoe, Mangina hianao, ka mivoaha aminy.
Ary ny fanahy ratsy rehefa namotraka azy
teo afovoany, dia nivoaka taminy, ka tsy
nandratra azy.
36 Ary samy talanjona izy rehetra, dia
nifampilaza, ka nanao hoe, Manao ahoana
io teny io! fa amy ny fahefana, sy ny hery,
no andidiany ny fanahy maloto, dia mi-
voaka izareo.
37 Ary ny lazany niely tamy ny fonenana
rehetra eny manodidina eny.
38 Ary nony nivoaka tamy ny sonagôgy
Izy, dia niditra tany an-tranony Simôna.
Ary ny reniny ny vadiny Simôna no ta-
zoiny indrindra; ary izareo nangataka
taminy *hahasitrana* azy.
39 Ary Izy nijanona teo tandrifiny, ka na-
nanatry ny tazo; dia nandao azy izany: dia
nitsangana miarakaminizay, ka nanompo
azy izy.
40 Fa nony maty ny masoandro, ny olon-
drehetra izay nanany ny marary ny aretin-
tsamihafa nitondra azy ho any aminy; ary
nony nametraky ny tànany taminy izy re-
hetra tsirairay, dia nahasitrana azy Izy.
41 Ary ny fanahy ratsy nivoaka tamy ny
maro, miantso, ka manao hoe, Hianao no i
Kiraisity, ny Zanak' Andriamanitra. Ary
Izy nananatra, ka tsy namela azy hiteny,
fa fantany f' i Kiraisity Izy.
42 Ary nony maraina ny andro, dia niala
Izy, ka nankao amy ny tany foana: ary ny
olona maro nitady Azy, dia nankao aminy,
ka nihiazona Azy mba tsy hialany ao aminy.
43 Ary hoy Izy taminy, Tsy maitsy mi-
tory ny fanjakan' Andriamanitra any an-
tanàna hafa koa Aho; f' izany no nanira-
hany Ahy.
44 Ary Izy nitory teny teo amy ny sona-
gôgy any Galilaia.

## TOKO V.

Ary raha nijanona teo amorom-parihy Ge-
nesareta Izy, dia nifanizina ny olona maro
hanatona Azy hihaino ny tenin' Andriama-
nitra.
2 Dia nahita sambo roa miantsona ao
amorom-parihy Izy; fa ny mpamovo efa
nivoaka taminy, ka nanasa ny vovony.
3 Ary Izy niditra tany an-tsambo ananki-
ray izay any Simôna, ka nangataka taminy
hiala kely amy ny tany. Ary Izy nipetraka te-
ny an-tsambo, ka nampianatry ny olona maro.
4 Ary nony nitsaha-niteny Izy, dia ni-
laza taminy Simôna, Mandrosoa ho any
amy ny lalina, dia alatsaho ny vovonareo,
hahazoana hazandrano be.
5 Ary Simôna namaly, ka nanao taminy
hoe, Tompoko, izahay efa namono-tena man-
dritry ny alina, ka tsy nahazo na kely
akory: kanefa araky ny teninao, dia hala-
tsako ny vovo.
6 Ary rehefa nataony izany, dia nahazo
hazandrano be indrindra izareo; k' efa ho
vaky ny vovony.
7 Ary izareo nanatsiky ny namany, izay
tany an-tsambo hafa, hankao hanampy azy.
Dia nankany, ka nanondrany ny sambo roa
izareo, ka dia vao nilentikia ireo.
8 Rehefa hitany Simôna Petro *izany*, dia
niankohoka tamy ny tongotry Iesio, ka
nanao hoe, Tompoko, mialà amiko; fa olo-
meloka aho.
9 Fa samy talanjona izy, ambany izay re-
hetra nomba azy, noho ny habeny ny ha-
zandrano izay azony:
10 Ary toy izany kosa Iakôbo, sy Iôana,
zanaky Zebedaio, izay nimbon-draharaha
taminy Simôna. Ary hoy Iesio taminy
Simôna, Aza matahotra hianao; hatraminy
izao ankehitrin' izao, dia hisambotr' olona
hianao.
11 Ary rehefa nitondra ny sambony iza-
reo tany amy ny tany, dia nahafoy ny zava-
drehetra, ka nanaraka Azy.
12 Ary, rehefa omby any an-tanàna anan-
kiray Izy, indro lehilahy heni-boka; nony
nahita any Iesio, dia niankohoka izy, dia
nangataka taminy, ka nanao hoe, Tompoko,
raha tianao, mahadio ahy Hianao.
13 Ary Izy naninjitry ny tànany, dia na-
nendry azy, ka nanao hoe, Tiako: madiova
hianao. Ary ny boka nandao azy miaraka-
minizay.
14 Ary Izy nananatra azy, tsy hambarany
amy ny olona na dia iray akory: fa man-
dehana, asehoy ny mpisorona ny tenanao,
ka atero ny amy ny fandiovany anao,
araky ny nandidiany Môse, ho fanamba-
rana aminy.
15 Fa mainkia niely bebe kokoa ny la-
zany: dia niangona ny olona maro be, hi-
haino, sy ho sitraniny amy ny aretiny.

16 Ary Izy niala hankany an-efitra, ka
nivavaka teo.
17 Ary tamy ny andro anankiray, raha
nampianatra Izy, dia nipetraka teo ny Fa-
risaio sasany ambany ny mpampianatry ny
lalàna, izay efa niala tamy ny tanàna rehetra
any Galilaia, sy Iodaia, ary Ieriosalema:
ary ny heriny ny Tompo nitoetra *taminy*,
hahasitrany ny olona.
18 Ary indro, ny olona nitondra lehilahy
eny am-pandriana, izay efa maty ila: ary
izareo nitady izay hampidirany, sy hametra-
hany azy eo anatrehany.
19 Ary nony tsy nahita izay làlana ham-
pidirany azy, noho ny habeny ny olona,
dia niakatra ho an-doha-trano izareo, dia
nampidina azy ambany ny fandriany teo
afovoany, dia teo anatrehany Iesio, rehefa
namaky ny tafon-trano.
20 Ary nony nahita ny finoan' ireo, dia
hoy Izy taminy, Ralehilahy, voa vela ny
helokao.
21 Ary ny mpanoratra ambany ny Fari-
saio vao nifampisaina, ka nanao hoe, Iza
moa io lehilahy io izay manompa? Iza
mahavela heloka, afa tsy Andriamanitra
hiany?
22 Fa rehefa hitany Iesio ny fihieviny, dia
namaly Izy, ka nanao taminy hoe, Nahoana
hianareo no mifanditra am-ponareo?
23 Iza no moramora kokoa no manao hoe,
Voa vela ny helokao; sa manao hoe, Mi-
tsangàna, ka mandehana?
24 Fa mba ho fantatrareo, fa ny Zanak'
olona manana fahefana hamela heloka aty
ambony ny tany, (dia hoy Izy taminy lehy
maty ila,) Izaho milaza aminao hoe, Mi-
tsangàna, dia ento ny fandrianao, ka modia
hianao.
25 Dia nitsangana teo anatrehany ny
olona miarakaminizay izy, ka nitondra ny
fandriany, dia lasa nody, mankalaza an'
Andriamanitra.
26 Ary talanjona avokoa ny olona rehetra,
dia nankalaza an' Andriamanitra, dia nata-
hotr' indrindra, ka nanao hoe, Efa nahita
zava-mahagaga isikia anio.
27 Ary rehefa afak' izany, dia nandeha
Izy, ka nahita ny farantsa atao hoe, i Levy,
mipetraka eo anilany ny fandraisan-ketra:
ka hoy Izy taminy, Manaraha Ahy.
28 Ary izy nahafoy ny zava-drehetra, dia
nitsangana, ka nanaraka Azy.
29 Ary Levy nanao fanasan-dehibe ho
Azy tao an-tranony: ary nisy farantsa maro
be, sy ny olon-kafa, izay niara-nipetra-
nihinana teo aminy.
30 Fa ny mpanoratra ambany ny Fari-
saio nimonjomonjo tamy ny mpianany, ka
nanao hoe, Nahoana hianareo no mihinana,
sy misotro, amy ny farantsa, sy ny mpa-
nota?
31 Ary Iesio namaly, ka nanao taminy
hoe, Ny finaritra tsy mila mpanao-fanafody,
fa ny marary;
32 Tsy avy hiantso ny marina Aho, fa ny
mpanota, hibebaka.
33 Ary hoy izareo taminy, Nahoana ny
mpianatry Iôana no mifady matetikia, ka
manao vavaka maro, sy ny any ny Fari-
saio kosa; fa ny Anao mihinana ama-mi-
sotro hiany?
34 Ary hoy Izy taminy, Mahampifady
ny havany ny ampakarina va hianareo,
dieny mbola ao aminy hiany ny mpampa-
katra?
35 Fa ho avy ny andro, raha halainy ny
mpampakatra any aminy, dia hifady aminy
izany andro izany izareo.
36 Ary Izy nanao ohabolana taminy in-
dray hoe: Tsy misy olona mamboatra
lamba tonta amy ny lamba vaovao; fa
raha izany, dia mampandriatry *ny tonta* ny
vaovao, ary izay nalainy tamy ny vaovao
tsy tafaray amy ny tonta.
37 Ary tsy misy olona manisy divay vao-
vao amy ny tavoahangy tonta; fa raha
izany, ny divay vaovao hamoitry ny ta-
voahangy, sady raraka izany no simba ny
tavoahangy.
38 Fa ny tavoahangy vaovao no asiany
ny divay vaovao, ka voa tahiry izy roroa.
39 Tsy misy olona rehefa nisotro *divay*
ela, malaky maniry ny vaovao: fa hoy
izy, Ny ela tsaratsara kokoa.

## TOKO VI.

Ary tamy ny sabata voalohany manaraky
ny andro-faharoany ny pasaka, dia lasa na-
maky ny tanim-bary Izy; ary ny mpianany
nanoty ny salohim-bary, ary rehefa no ko-
sokosohiny ny tànany, dia no haniny.
2 Ary ny Farisaio sasany nanao taminy
hoe, Nahoana hianareo no manao izay tsy
mety amy ny sabata?
3 Ary Iesio namaly azy, ka nanao hoe,
Tsy mbola vakinareo va ny teny milaza

izay nataony Davidy, raha noana izy, ambany izay nomba azy;
4 Ahoana no nidirany tany an-tranon' Andriamanitra, dia nalainy, ka no haniny ny mofo aseho, dia nomeny izay nomba azy kosa; izay tsy mety ho hanina, afa tsy ny mpisorona hiany?
5 Ary hoy Izy taminy, Ny Zanak'olona no Tompony ny sabata koa.
6 Ary nony tamy ny sabata hafa koa, dia niditra teo amy ny sonagôgy Izy, ka nampianatra: ary nisy lehilahy teo maty ny tànan' ankavanany.
7 Ary ny mpanoratra ambany ny Farisaio nizaha taratra Azy, na hahasitrana *azy* amy ny sabata na tsia; mba hahazoany izay hiampangany Azy.
8 F' Izy nahalala ny heviny, dia hoy Izy tamy ny lehilahy maty tànana hoe, Mitsangàna, ka mijanòna eo afovoany. Ary izy nitsangana, dia nijanona.
9 Ary hoy Iesio taminy, Izaho hanontany zava-drai-loha aminareo: Hanao soa va, sa hanao ratsy, no mety hatao amy ny sabata? hamonjy ny aina va, sa hamono?
10 Ary Izy nijery izay rehetra manodidina, dia nanao tamy ny lehilahy hoe, Ahinjiro ny tànanao. Dia nataony izany: ka sitrana ny tànany, ho tahaky ny anankiray.
11 Dia tezitr' indrindra izareo; ka nifampisaina izay hanavany any Iesio.
12 Ary taminy izany andro izany, dia nivoaka hankany an-tendrombohitra Izy, mba hivavaka; ka naharitra ambarak'alina mivavaka amin'Andriamanitra.
13 Ary nony maraina ny andro, dia nantsoiny ny mpianany, ka no fidiny roa amby ny folo lahy taminy ireny, izay koa nataony hoe, Apostoly;
14 I Simôna, izay nataony hoe, i Petro, ary Andrea rahalahiny, Iakôbo sy Iôana, i Filipo sy Baritolomaio,
15 I Mataio sy Tôma, Iakôbo zanaky Alifaio, ary Simôna atao hoe, i Zelote,
16 Ary Ioda, *rahalahiny* Iakôbo, sy Ioda Isikariôty lehy mpamadikia kosa.
17 Ary Izy niara-nidina taminy, ka nijanona tamy ny tany lemaka, ary maro ny mpianany, sy ny olona maro be, izay avy tany Iodaia rehetra, sy tany Ieriosalema, ary tany amoron-dranomasina any Toro sy Sidôna, hinaino Azy, sy ho sitraniny amy ny aretiny;
18 Ary izay nampahoriny ny fanahy maloto: dia no sitraniny izareo.
19 Ary ny olona rehetra nitady hanendry Azy; fa nisy hery niala taminy, ka nahasitrana azy rehetra.
20 Ary Izy nijery ny mpianany, ka hoy Izy, Finaritra hianareo izay malahelo: fa anareo ny fanjakan'Andriamanitra.
21 Finaritra hianareo izay noana ankehitriny: fa ho voky hianareo. Finaritra hianareo izay mitomany ankehitriny: fa hihiomehy hianareo.
22 Finaritra hianareo, raha halan' olona, ary raha hampisarahiny hianareo, ka ho ratsiny hianareo, ka hariany ny anaranareo toy ny zava-dratsy, noho ny any ny Zanak' olona.
23 Mifalia hianareo amy ny izany andro izany, ka ravoravoa: f' indro, be ny tambinareo any an-danitra: f' izany nataony ny rainy tamy ny mpaminany.
24 Fa mahita loza hianareo izay manankarena! f' efa nandray ny hafalianareo hianareo.
25 Mahita loza hianareo izay voky! fa ho noana hianareo. Mahita loza hianareo, izay mihiomehy ankekitriny! fa hisaona, sy hitomany hianareo.
26 Mahita loza hianareo raha milaza soa anareo ny olona rehetra! f' izany nataony ny rainy tamy ny mpaminany manandoka.
27 F' Izaho milaza aminareo izay mihaino, Tiavo ny fahavalonareo, manava soa aminy izay tsy tia anareo,
28 Misaora izay manozona anareo, ka mivavaha ho any izay manisy ratsy anareo.
29 Izay mamely ny takolakao anankiray, atolory ny anankiray kosa; ary izay maka ny lambanao, aza mandà azy ny akanjonao kosa.
30 Ary omeo izay rehetra mangataka aminao; ary izay maka ny zavatrao, aza mangataky *izany* indray.
31 Ary izay tianareo hataony ny olona aminareo, atavy izany aminy kosa.
32 Fa raha tianareo izay tia anareo, inona no saotra azonareo? fa ny mpanota kosa tia izay tia azy.
33 Ary raha hianareo manao soa aminy izay manao soa aminareo, inona no saotra azonareo? fa ny mpanota kosa manao izany.
34 Ary raha hianareo mampisambotra aminy izay antenainareo hahazo indray, inona no saotra azonareo? fa ny mpanota kosa mampisambotra amy ny mpanota, handraisany toraky izany *aminy* indray.

35 Fa tiavo ny fahavalonareo, dia manava
soa, ka mampisambora, fa aza manantena *ho
valiany* indray; ary ho lehibe ny tambina-
reo, ary hianareo ho zanaky ny Avo indrin-
dra; f' Izy manao soa amy ny tsy misao-
tra, ama-manao ratsy.
36 Koa mamindrà-fo hianareo tahaky ny
amindran-DRainareo-fo kosa.
37 Ary aza mitsara, dia tsy ho tsarainy
hianareo: aza manameloka, dia tsy ho
helohiny hianareo: mamelà-heloka, dia
havelany ny helokareo:
38 Omeo, dia homeny hianareo; ohatra
tsara, sady ahintsana no fatratra, ka mihoa-
tra, no homeny an-tratranareo. F' izay
ohatra ataonareo, no hanoharany ho anareo
indray.
39 Ary Izy nanao ohabolana taminy hoe,
Ny jamba va mahatariky ny jamba? tsy
ho latsaka an-kady v' izy roroa?
40 Ny mpianatra tsy mihoatra noho ny
mpampianany: f' izay rehetra tanteraka ho
tahaky ny mpampianany.
41 Ary nahoana hianao no mijery ny
sombin-kazo izay ao amy ny masony ny
rahalahinao, fa tsy mihievitry ny andry
izay ao amy ny masonao?
42 Sa ataonao ahoana no hilaza amy ny
rahalahinao, Rahalahy, aoka aho haneso-
try ny sombin-kazo izay ao amy ny maso-
nao, nefa tsy hitanao ny andry izay ao amy
ny masonao? Hianao mpihiatsaravela-
tsihy, esory aloha ny andry ao amy ny
masonao, dia ho hitanao tsara no hanesotry
ny sombin-kazo izay ao amy ny masony ny
rahalahinao.
43 Fa ny hazo tsara tsy mamoa voa ratsy;
ary ny hazo ratsy tsy mamoa voa tsara.
44 Fa ny voany no ahafantarany ny hazo
rehetra: fa tsy misy maka voara amy ny
tsilo, na manoty voaloboka amy ny voaroy.
45 Ny olona tsara-fanahy amy ny firake-
tan-tsarany ny fony, no mamoaky ny tsara;
ary ny olona ratsi-fanahy amy ny firake-
tan-dratsiny ny fony, no mamoaky ny ratsy:
fa amy ny habeny ny fony no avoaky ny
vavany.
46 Ary nahoana hianareo no miantso Ahy
hoe, Tompoko, Tompoko, ka tsy manao
izay no lazaiko?
47 Izay rehetra manatona Ahy, dia man-
dre ny teniko, ka mankato izany, dia hase-
hoko aminareo tahak' inon' izy.
48 Izy tahaky ny olona izay nanao trano,
dia nihiady lalina izy, ka nasiany ny fano-
renana tambony ny vatolampy: ary raha
tondràka ny rano, dia nianjera mafy ny
riaka taminy izany trano izany, fa tsy naha-
hetsikietsiky izany: fa naoriny tambony ny
vatolampy izany.
49 F' izay mandre, fa tsy mankato, no
manahaky ny olona izay tsy nanana fano-
renana, ka nanao trano tambony ny tany;
dia nianjera mafy ny riaka, ka nirodana
miarakaminizay izany; ary be rava izany
trano izany.

## TOKO VII.

Ary rehefa nahavita ny teniny rehetra
handrenesany ny olona, dia nankany Ka-
perinaomy Izy.
2 Ary ny andevony ny ambonin-jato anan-
kiray, izay malalany, narary efa ho faty.
3 Ary rehefa nandre any Iesio izy, dia
naniraky ny loholony ny olon-Iodaia han-
gataka aminy, mba hankany, ka hahasi-
trany ny andevony.
4 Ary rehefa nankao aminy Iesio izareo,
dia nangataka mafy taminy, ka nanao hoe,
Izy tokony hataonao izany aminy:
5 F' izy tia ny firenentsikia, ka nanao
sonagôgy ho antsikia.
6 Ary Iesio nandeha niaraka taminy ireny.
Ary efa tsy dia lavitra ny trano Izy an-
kehitrin' izao, lehy ambonin-jato naniraka
sakaiza hankany aminy, manao aminy hoe,
Tompoko, aza manasa-tena: f' izaho tsy
tokony hidiranao ao ambany ny tafon-tra-
noko:
7 Ary nataoko tsy tokony hankao aminao
aho: fa mitenena, dia ho sitrana ny ankizi-
lahiko.
8 F' izaho lehilahy manan-tompo, ka
mana-miaramila izay fehiko, ary hoy izaho
amy ny anankiray, Mandehana, dia man-
deha izy; ary amy ny anankiray koa,
Avia, dia avy izy; ary amy ny ande-
voko, Atavy izany, dia ataony.
9 Ary Iesio nony nandre izany, dia naha-
gaga Azy izy; dia nitodikia Izy, ka nanao
tamy ny olona maro manaraka Azy hoe,
Izaho milaza aminareo, fa tsy mbola nahita
finoana lehibe toy izany Aho, tsia na dia
taminy Isiraely aza.
10 Ary izay nirahiny niverina ho any an-
trano, ka nahita fa sitrana lehy andevo
narary.
11 Ary tamy ny andro manaraka, dia

nankany an-tanàna atao hoe i Naina Izy;
ary be ny mpianany ambany ny olona maro
nomba Azy.
12 Ary rehefa nanakeky ny vavahadiny
ny tanàna Izy, indro, nisy lehilahy ananki-
ray maty nentiny nivoaka, dia zana-dahi-
tokan-dreniny, dia mpitondra-tena izy: ary
ny olona maro be ao an-tanàna nomba an-
dravehivavy.
13 Ary ny Tompo nony nahita azy, dia
namindra-fo taminy, ka nanao taminy hoe,
Aza mitomany.
14 Ary Izy nankao, dia nanendry ny
trano-vorona: dia nijanona ny mpilanja.
Ary hoy Izy, Ry zatovo, Izaho milaza
aminao, mitsangàna.
15 Dia niarina hipetraka lehy maty, ka vao
niteny. Dia nanolotra azy an-dreniny Izy.
16 Dia reki-tahotra ny olona rehetra;
dia nankalaza an'Andriamanitra izareo, ka
nanao hoe, Efa nitsangana tao amintsikia
mpaminany lehibe; ary Andriamanitra efa
namangy ny olony.
17 Ary niely izany lazany izany eny Io-
daia tontolo eny, ambany ny tany rehetra
manodidina.
18 Ary ny mpianatry Iôana nanambara
azy izany rehetr' izany.
19 Ary Iôana niantso ny mpianany roa
lahy hankao aminy, dia naniraka azy han-
kany aminy Iesio, ka nanao hoe, Hianao
v' izay ho avy, sa hafa no handrasantsikia?
20 Ary nony tonga ireo lehilahy ireo tany
aminy, dia nanao hoe, Iôana mpanao-batisa
naniraka anay hankaty aminao, ka nanao
hoe, Hianao v' izay ho avy? sa hafa no
handrasantsikia?
21 Ary taminy izany fetr'andro izany, dia
nahasitrany ny maro tamy ny rofy aman'
aretina, ambany ny fanahy ratsy, ka nam-
pahiratry ny jamba maro Izy.
22 Ary Iesio namaly, ka nanao taminy
hoe, Mandehana hianareo, ambarao any
Iôana izay hitanareo ambany izay renareo;
fa mihiratra ny jamba, afa-mandeha ny
mandringia, madio ny boka, malady ny
marenina, mitsangana ny maty, ny filazan-
tsara no toriny amy ny malahelo.
23 Ary finaritr' izay rehetra tsy ho tafin-
tohina amiko.
24 Ary rehefa niala ny iraky Iôana, dia
vao nilaza any Iôana tamy ny olona maro
Izy, Hizaha inona no nalehanareo taty an-
efitra? volotara hozongozonin-drivotra va?
25 Fa hizaha inona no nalehanareo taty?
olona mitafy lamba malemy va? indro, ao
an-tranony ny mpanjaka no izay mitafy ny
tsara indrindra sy ny mihinany ny zava-py.
26 Fa hizaha inona no nalehanareo taty?
Mpaminany va? Eny, hoy Izaho aminareo,
fa mihoatra lavitra noho izay mpaminany.
27 Io lehilahy io no nanoratany hoe, "In-
dro, Izaho maniraky ny oloko hialoha Anao,
izay hamboatry ny làlanao eo alohanao."
28 F' Izaho milaza aminareo, Aminy izay
nateraky ny vehivavy, tsy misy mpaminany
lehibe mihoatra noho Iôana mpanao-batisa:
nefa ny kely indrindra ao amy ny fanjakan'
Andriamanitra lehibe mihoatr' azy.
29 Ary ny olona rehetra raha nandre, na
ny farantsa aza, dia nahamarina an'Andria-
manitra, raha nataony batisa tamy ny bati-
sany Iôana izareo.
30 Fa ny Farisaio ambany ny mpandaha-
dalàna nandà ny tenin' Andriamanitra izay
nilaza azy, fa tsy voa batisa taminy izareo.
31 Fa hoy ny Tompo indray, Manahaky
inona no hanoharako ny olona aminy io
taranaka io? ary tahak' inon' ireo?
32 Dia manahaky ny ankizy mipetraka
any an-tsena izareo, dia mifampiantso, ka
manao hoe, Izahay efa nitsio-tsodina tami-
nareo, fa tsy nandihy hianareo; izahay efa
nisaona taminareo, fa tsy nitomany hianareo.
33 F' Iôana mpanao-batisa avy tsy mihi-
nana mofo, na misotro divay; ka hoy hia-
nareo, Manam-panahy ratsy izy.
34 Avy ny Zanak' olona mihinana sy
misotro; ka hoy hianareo, Indro, olo-
mamo, sy mpisotro divay, sakaizany ny
farantsa sy ny mpanota!
35 Fa fahendrena no ahamarininy ny
zanany rehetra.
36 Ary Farisaio anankiray nampiandrano
Azy hihinana ao aminy. Ary Izy niditra
tany an-tranony ny Farisaio, ka nipetraka
hihinana.
37 Ary, indro, vehivavy anankiray ao
an-tanàna, dia efa mpanota izy, rehefa fan-
tany fa nipetra-nihinana tany an-tranony
ny Farisaio Izy, dia nitondra vata alabasi-
tera, misy menaka.
38 Dia nijanona teo ivohony tanilany ny
tongony, ka nitomany izy, dia vao nanoza
ny tongony tamy ny ranomaso, ka no fao-
hany tamy ny volon-dohany; dia nanoroky
ny tongony, ka no hosora-menaka.
39 Ary nony nahita *izany* ny Farisaio

izay nampiandrano Azy, dia nilaza tam-po
izy, ka nanao hoe, Ilehity, raha mpaminany
Izy, dia mahalala f' iza, ka manao ahoana,
lehy vehivavy izay manendry Azy; fa
mpanota izy.
40 Ary Iesio namaly, ka nanao taminy
hoe, I Simôna, Izaho manan-ko-lazaina
aminao. Ary hoy izy, Lazao, Mpampia-
natr' ô.
41 Nisy olona nana-mpitrosa roa lahy:
lehy anankiray nitrosa sikiajy diman-jato,
ary lehy anankiray dimam-polo.
42 Ary raha samy tsy nanan-kaloa ireo,
dia navelany izy roroa: koa lazao, iza no
ho tia azy indrindra?
43 I Simôna namaly, ka nanao hoe,
Ataoko lehy namelany be. Ary hoy Izy
taminy, Marina izay hevitra nataonao.
44 Ary Izy nitodikia ho amy ny vehi-
vavy, ka nanao taminy Simôna hoe, Hita-
nao v' io vehivavy io? Izaho niditra tany
an-tranonao; tsy nomenao rano hanozan-
tongotro: fa ny ranomasony no nanozany
ny tongotro, ary ny volon-dohany no naha-
faohany *iny*.
45 Hianao tsy nanoroka Ahy: f' izy, fony
vao niditra Aho, tsy mbola nitsaha-nano-
roky ny tongotro.
46 Ny lohako tsy mba no hosoranao so-
likia: f' izy nanoso-menaka ny tongotro.
47 Ary izany no lazaiko aminao, Voa
vela ny helony, na dia be izany, f' efa tia
be izy: f' izay mahazo famelany ny kely,
dia kely no fitiavany.
48 Ary hoy Izy taminy, Voa vela ny he-
lokao.
49 Ary izareo izay niara-nipetraka teo
aminy, vao nifampilaza hoe, Iza moa ilehity
izay mamela-heloka?
50 Ary hoy Izy taminy lehy vehivavy,
Ny finoanao no namonjy anao; mandehana
soa aman-tsara.

## TOKO VIII.

Ary rehefa afak' izany, dia lasa namaky
ny tanàna amam-bohitra rehetra Izy, mitory
ka manambara ny filazantsarany ny fanja-
kan' Andriamanitra: ary ny roa amby ny
folo lahy nomba Azy;
2 Ary vehivavy sasany, izay no sitra-
niny tamy ny fanahy ratsy sy ny aretina, i
Maria atao hoe i Magidala izay namoahany
fanahy ratsy fito,
3 Ary Iôanina vadiny Kioza, mpitandriny
ny fananany Herôda, ary Siosana, ary ma-
ro koa izay nanompo Azy tamy ny fananany
4 Ary rehefa niangona ny olona maro be,
ka nankao aminy izay avy tamy ny isan-
tanàna, dia nanao ohabolana Izy, hoe:
5 Lasa ny mpamafy, hamafy ny voany:
ary nony namafy izy, dia latsaka ny sasany
teny amoron-dàlana, ka voa hitsakitsaka,
dia lany ny voro-manidina izany.
6 Ary latsaka ny sasany teny am-bato-
lampy; ary raha vao naniry, dia maty
izany, fa tsy nisy fandemana.
7 Ary latsaka ny sasany teny an-tsilo;
ary ny tsilo niara-naniry taminy, dia na-
mono izany.
8 Ary latsaka ny sasany teny an-tany
tsara, dia naniry, ka namoa zato heny. Ary
rehefa nilaza izany Izy, dia niantso hoe,
Izay manan-tsofina malady, aoky izy hi-
haino.
9 Ary ny mpianany nanontany Azy, ka
nanao hoe, Manao ahoana izany ohabolan'
izany?
10 Dia hoy Izy, Hianareo nomeny haha-
lala ny zava-tsaro-pantarina amy ny fanja-
kan' Andriamanitra: fa ho any olon-kafa
amy ny ohabolana, mba hizaha, fa tsy ha-
hita, ary handre, fa tsy hahalala izareo.
11 Ary izany no *hevitry* ny ohabolana:
Ny tenin' Andriamanitra ny voa.
12 Izay *latsaka* teny amoron-dàlana no
lehy mandre; dia avy ny devoly, ka maka
ny teny ao am-pony, fandroa hino izareo,
ka ho vonjeny.
13 Izay *latsaka* teny am-batolampy, no
lehy mandray ny teny amy ny fifaliana,
raha mihaino; ary ireo tsy manam-paka,
nefa mino vetivety, fa amy ny andro fakam-
panahy, dia mihiemotra ireo.
14 Izay latsaka teny an-tsilo, no lehy efa
nandre, dia mivoaka, ka matiny ny fiahia-
hiany sy ny harena, ary ny fahafinaretany
izao fiainana izao, ary tsy tanteraka ny
famoazany.
15 F' izay *latsaka* teo an-tany tsara, no
lehy mandray ny teny amy ny fo sady ma-
rina no tsara, dia mitandriny *izany*, ka ma-
moa amy ny faharetana.
16 Tsy misy olona raha mampirehitra
jiro, manarom-bata izany, na mametraky
*izany* eo ambany ny farafara; fa hataony
eo am-pitoeran-jiro, hahitany ny miditra ny
mazava.

17 Fa tsy misy miery izay tsy ho hitany; ary tsy misy miafina izay tsy ho fantatra na tsy haseho.

18 Koa tandremo fa manao ahoana ny fihainoanareo: f' izay rehetra manana no homeny; ary izay rehetra tsy manana no halainy any aminy, izay ataony ananany.

19 Ary ny reniny aman-drahalahiny nanatona Azy, fa tsy nahazo nanakeky Azy, satria nifanety ny olona.

20 Ary hoy ny sasany taminy, ka nanao hoe, Ny reninao sy ny rahalahinao mijanona eo ala-trano, tahahita Anao.

21 Ary Izy namaly, ka nanao taminy hoe, Ny reniko sy ny rahalahiko no lehy mandre ny tenin'Andriamanitra, ka manao izany.

22 Ary tamy ny andro anankiray, dia niditra teny an-tsambo Izy, ambany ny mpianany: ary hoy Izy taminy, Aoky isikia hankany an-dafiny ny farihy. Dia lasa nandroso izareo.

23 Ary nony nandeha ny sambo, dia natory Izy: dia latsaka ny tafio-drivotra tamy ny farihy; dia feno rano ny sambo, k' efa hahita loza izareo.

24 Ary izareo nankao aminy, dia namoha Azy, ka nanao hoe, Tompoko, Tompoko, maty izahay. Dia nitsangana Izy, ka nananatry ny rivotra, sy ny fitopatopany ny rano: dia nitsahatr' izany, ka dia tony ny andro.

25 Ary hoy Izy taminy, Aiza ny finoanareo? Ary izareo natahotra, dia talanjona, ka nifampilaza hoe, Iza moa àry io lehy io, f' Izy mandidy ny rivotra sy ny rano, ka maneky Azy izany?

26 Dia tonga izareo tany an-taniny ny olon-Gadara, izay eo tandrefiny Galilaia.

27 Ary raha nandeha hankany an-tanety Izy, dia nitsena Azy lehilahy anankiray avy tany an-tanàna, izay nanam-panahy ratsy ela, ary izy tsy nanan-damba, na nitoetra teo an-trano, fa teo amy ny fasana.

28 Fa raha nahita any Iesio izy, dia nitaraina, ka niankohoka teo anatrehany, dia niteny tamy ny feo mahery hoe, Maninona ahy Hianao, Iesio, Zanak'Andriamanitra Avo indrindra? masìna Hianao, aza mampahory ahy.

29 (F' Izy nandidy ny fanahy maloto hivoaka amin-dralehilahy. Fa nahazo azy matetikia izany: ka voa fatotra tamy ny gadra-lava sy ny gadra-fohy izy; dia nanapaky ny famatorana izy, ka nentiny ny fanahy ratsy ho any an-efitra.)

30 Ary Iesio nanontany azy, ka nanao hoe, Iza moa no anaranao? Ary hoy izy, Lejeona; f' efa maro ny fanahy ratsy niditra tany anatiny.

31 Ary izareo nifona taminy mba tsy handidiany azy hankany amy ny lalina.

32 Ary nisy kisoa maro mirai-dia nifahy teny an-tendrombohitra: ary izareo niera taminy, mba havelany hiditra any anatiny. Dia navelany.

33 Ary ny fanahy ratsy nony niala taminy lehy lehilahy, dia niditra tany anatiny ny kisoa; ary ireo mirai-dia ireo niriotra tamy ny tevana ho any am-parihy, ka dia maty.

34 Dia nandositra ny mpamahy raha nahita izay nataony, dia nandeha izareo, ka nilaza *izany* tany an-tanàna, sy tany an-tsaha.

35 Dia nivoaka izareo hizaha izay nataony; dia nankany aminy Iesio, ka nahita lehy lehilahy, izay namoahany ny fanahy ratsy, mipetraka ao anilany ny tongotry Iesio, sady mitafi-lamba no àri-saina; dia natahotra izareo.

36 Ary izay efa nahita, dia nanambara tamy ny olona izay nahasitranany ny voimpanahy ratsy.

37 Ary ny olona rehetra any an-taniny ny olon-Gadara manodidina, nangataka taminy hiala aminy; fa natahotr' indrindra izareo: ary Izy tonga tany an-tsambo, dia niverina indray.

38 Ary ny lehilahy izay namoahany ny fanahy ratsy, dia nangataka mba hitoetra ao aminy: fa nampody azy Iesio, ka nanao hoe,

39 Modia any an-tranonao, ka asehoy izay zavatra lehibe nataon' Andriamanitra taminao. Dia nandeha izy, ka nitory tany an-tanàna rehetra izay zavatra lehibe nataony Iesio taminy.

40 Ary nony tafaverina Iesio, dia nampandroso Azy ny olona: fa niandry Azy izy rehetra.

41 Ary, indro, dia tonga ny lehilahy atao hoe Iaeiro, ary mpanapaky ny sonagôgy izy: ary izy niankohoka tamy ny tongotry Iesio, ka nangataka taminy hiditra any an-tranony.

42 F' izy nanan' anaka-vavi-tokana, tokony ho roa amby ny folo taona, k'efa ho faty

izy. Fa raha nandeha Izy, dia nifanety
Azy ny olona.
43 Ary nisy vehivavy nitsi-dra roa amby
ny folo taona, izay efa nandany ny hareny
rehetra tamy ny mpanao-fanafody, fa tsy
nisy nahasitrana azy tsy akory;
44 Dia nankao ivohony izy, ka nanendry
ny sisin-dambany: dia nitsahatra miaraka-
minizay ny fitsi-drany.
45 Ary hoy Iesio, Iza no nanendry Ahy?
Ary raha nandà izy rehetra, dia hoy Petro
ambany izay nomba azy, Tompoko, ny
olona maro manety ama-manizina Anao, ary
hoy Hianao, Iza no nanendry Ahy?
46 Ary hoy Iesio, Nisy olona nanendry
Ahy; fa fantatro fa nisy hery niala ta-
miko.
47 Ary rehefa hitany lehy vehivavy fa
tsy nahazo niery izy, dia avy nangovitra,
ka niankohoka teo anatrehany, dia nilaza
taminy teo anatrehany ny olona rehetra,
izay nanendreny Azy, sy izay nahasitra-
nany azy miarakaminizay.
48 Ary hoy Izy taminy, Matokia, anaka:
ny finoanao no nahasitrana anao; mande-
hana soa aman-tsara.
49 Raha mbola miteny Izy, dia tonga
anankiray amy *ny tranony* ny mpanapaky
ny sonagôgy, ka manao aminy hoe, Maty
ny zanakao-vavy; aza mampahory ny
Mpampianatra.
50 Fa raha nandre Iesio, dia namaly azy,
ka nanao hoe, Aza matahotra: mino hiany,
dia ho sitrana izy.
51 Ary raha tonga tany an-trano Izy, tsy
namela olona hiditra Izy, afa tsy Petro, sy
Iakôbo, sy Iôana, ambany ny ray aman-
dreniny lehy zazavavy.
52 Ary ny olona rehetra nitomany, ka ni-
saona azy: fa hoy Izy, Aza mitomany; tsy
maty, fa matory izy.
53 Dia nihiomehy Azy ny olona, fa fan-
tany f' efa maty izy.
54 Ary Izy namoaka azy rehetra, dia
nandray ny tànany, dia niantso, ka nanao
hoe, Mitsangàna, ry zazavavy.
55 Ary nody indray ny fanahiny, dia
nitsangana izy miarakaminizay; ary Izy
nandidy hoe, Omeo hanina izy.
56 Ary dia talanjona ny ray aman-dre-
niny: f' Izy nananatra azy tsy hilazalaza
amy ny olona izay nataony.

## TOKO IX.

Ary Izy niantso ny mpianany roa amby ny
folo lahy, dia nomeny azy hery sy fahefana
ho amy ny fanahy ratsy rehetra, sy haha-
sitrany ny aretina.
2 Ary Izy naniraka azy handeha hitory
ny fanjakan'Andriamanitra, sy hahasitrany
ny marary.
3 Ary hoy Izy taminy, Aza mitondra
zavatra amy ny alehanareo, na tehina, na
kitapom-batsy, na mofo, na vola, na akanjo
roa.
4 Ary izay trano no hidiranareo, mitoera
any, ary mialà any.
5 Ary izay tsy hampandroso anareo, raha
miala aminy izany tanàna izany hianareo,
hetsikietseho ny vovoka ho afaka amy ny
tongotrareo, ho vavolombelona hiampan-
gany azy.
6 Dia lasa nandeha izareo, ka nitety vo-
hitra, mitory ny filazantsara, sy mahasi-
trana eny tontolo eny.
7 Ary Herôda tetiraka nandre izay rehe-
tra nataony: dia very hevitra izy, noho
ny filazany ny sasany f' efa nitsangana tamy
ny maty Iôana.
8 Ary *hoy* ny sasany, Efa niseho i Elia;
ary *hoy* ny sasany, Efa nitsangana anan-
kiray amy ny mpaminany fahiny.
9 Ary hoy Herôda, Iôana no tapahiko ny
lohany; f' iza no lehy andrenesako izany
zavatr' izany? Ary izy tahahita Azy.
10 Ary ny apositoly, raha vao niverina,
dia nanambara Azy izay rehetra nataony.
Ary Izy nitondra azy, ka nankany hitokana
eo amy ny tany foana, akeky ny tanàna
izay atao hoe, i Betisaida.
11 Ary ny olona maro nony nahalala, dia
nanaraka Azy: ary Izy nandray azy, ka
nitory ny fanjakan'Andriamanitra taminy,
ary nahasitrana izay nila fahasitranana.
12 Ary rehefa ho hariva ny andro, dia
tonga ny roa amby ny folo lahy, ka hoy
izareo taminy, Ravao ny olona maro, han-
kany am-bohitra sy any an-tsaha manodi-
dina, handry sy hahazo hanina: fa mi-
toetra aty an-tany foana isikia.
13 Fa hoy Izy taminy, Omeo hanina
ireo. Ary hoy izareo, Izahay tsy manana
mihoatra noho ampempa dimy sy ha-
zandrano roa; raha tsy handeha izahay
hividy hanina ho any ireo olon-drehetr'
ireo.

14 Fa tokony ho dimy arivo lahy iza-
reo. Ary hoy Izy tamy ny mpianany,
Mampipetraha azy miantoko dimam-polo
avy.
15 Dia nataony izany, ka nampipetraka
azy rehetra izareo.
16 Ary rehefa naka ny ampempa dimy
sy ny hazandrano roa Izy, dia niandrandra
ny lanitra, dia nisaotra taminy izany, ka no
vakiny, dia nomeny ny mpianany hapetrany
eo anoloany ny olona maro.
17 Ary samy nihinana avokoa izy rehe-
tra, ka dia voky; ary nangoniny ny som-
bintsombiny tsy lany, roa amby ny folo
harona.
18 Ary raha nivavaka irery Izy, ny mpi-
anany nomba Azy; Izy nanontany azy, ka
nanao hoe, Ataony ny maro olona iza
Aho?
19 Ary izareo namaly, ka nanao hoe,
Iôana mpanao-batisa; ary *hoy* ny sasany, I
Elia; fa *hoy* ny sasany, Efa nitsangana
anankiray amy ny mpaminany fahiny.
20 Ary hoy Izy taminy, Fa ataonareo iza
Aho? Ary Petro namaly, ka nanao hoe,
I Kiraisitin' Andriamanitra.
21 Ary Izy nananatra azy, ka nandidy
azy mba tsy hilazalaza amy ny olona
izany;
22 Manao hoe, Ny Zanak'olona tsy mai-
tsy hiaritra zavatra maro, ka ho laviny ny
loholona, sy ny mpisorona be, ary ny mpa-
noratra, dia ho vonoiny, ka hatsangany amy
ny hateloan' andro.
23 Ary hoy Izy taminy izy rehetra, Raha
misy olona tahanaraka Ahy, aoky izy
handà-tena, dia hitondra ny hazo-fijaliany
isan' andro, ka hanaraka Ahy.
24 F' izay tahamonjy ny ainy, no ha-
mery izany; ary izay hamery ny ainy
noho ny Ahy, no hamonjy izany.
25 F' inona no soa azony ny olona, raha
mahazo izao tontolo izao, ka manari-tena
na mahaveri-aina?
26 Fa na zovy na zovy no ho menatra
Ahy sy ny teniko, dia ho menatra azy
kosa ny Zanak'olona, raha avy Izy amy ny
voninahiny, sy ny any ny Rainy, ambany
ny anjely masina.
27 F' Izaho milaza aminareo marin-tokoa,
Misy sasany aty, tsy hanandrana fahafate-
sana mandra-pahitany ny fanjakan' Andria-
manitra.
28 Ary tokony ho havaloana, rehefa vita
izany teny izany, dia nitondra any Petro
sy Iôana ary Iakôbo, ka niakatra ho any
an-tendrombohitra, mba hivavaka Izy.
29 Ary nony nivavaka Izy, dia niova ny
toe-tarehiny, ary ny lambany dia fotsy, ka
nanelatrelatra.
30 Ary, indro, nisy roa lahy niresaka ta-
miny, i Môse sy Elia izany:
31 Dia niseho tamy ny voninahitra izy
roa lahy, ka nilaza izay fahafatesana ham-
piaretany Azy any Ieriosalema.
32 Fa sondrian-tory Petro ambany izay
nomba azy: ary raha nahatsiaro izareo,
dia nahita ny voninahiny, sy lehy roa lahy
izay nitoetra teo aminy.
33 Ary raha nandao azy efa-dahy izy roa
lahy, dia hoy Petro taminy Iesio, Mpa-
mpianatr' ô, tsara raha mitoetr' eto isikia;
ka aoky izahay hanao trano-lay telo;
anankiray ho Anao, ary anankiray ho any
Môse, ary anankiray ho any Elia: fa tsy
nahalala izay no lazainy izy.
34 Ary raha niteny izany izy, dia avy ra-
hona, ka nanaloka azy rehetra: dia natahotra
izareo, raha niditra teo anatiny ny rahona.
35 Ary nisy feo avy tamy ny rahona,
manao hoe, Itoy no Zanako malalako: he-
noy Izy.
36 Ary rehefa nitsahatra ny feo, dia hitany
Iesio mitoetra irery. Dia namehi-vava
izareo, ka tsy nilazalaza tamy ny olona na
iray akory taminy izany andro izany, izay
zavatra hitany.
37 Ary tamy ny andro manaraka, raha
nidina tamy ny tendrombohitra izareo, dia
nitsena Azy ny olona maro.
38 Ary, indro, nisy lehilahy anankiray
amy ny olona, niantso, ka nanao hoe,
Mpampianatr' ô, masìna Hianao, tsinjovy
ny zanako: fa zanako-lahi-tokana izy:
39 Ary, indro, fanahy maka azy, dia mita-
raina tampoka izy; ary izy mamiravira
azy, ka mandoa vory izy, ary izy manoro-
toro azy indrindra, ka malain-kiala aminy.
40 Ary izaho nangataka tamy ny mpia-
natrao hamoaka azy; fa tsy nahay izareo.
41 Ary Iesio namaly, ka nanao hoe, Ry
taranaka sady tsy mino no maditra! hoa-
trinona ny hahelany no hitoerako aminareo,
sy handeferako aminareo? Ento aty ny
zanakao.
42 Ary raha avy izy, dia napotraky ny
fanahy ratsy izy, ka no viraviraina. Ary
Iesio nananatry ny fanahy maloto, dia na-

hasitrany ny zaza; ka nanolotra azy ho an-
drainy indray Izy.
43 Dia talanjona izy rehetra noho ny ha-
lehibeny ny herin' Andriamanitra. Fa
raha talanjona izy rehetra taminy izay re-
hetra nataony Iesio, dia hoy Izy tamy ny
mpianany hoe,
44 Aoky hiditra an-tsofinareo izany teny
izany; fa ny Zanak'olona hatolotra an-
tànan' olona.
45 Fa tsy nahalala izany teny izany iza-
reo, dia niafina taminy, ka tsy hitany ny
heviny: ary natahotra hanontany Azy
izany teny izany izareo.
46 Dia nisy fifampisainana teo aminy,
iza ao aminy no hataony ho ambony in-
drindra.
47 Ary Iesio nahalala ny fihievitry ny
fony, dia naka zazakely, ka napetrany teo
anilany;
48 Ary hoy Izy taminy, Na zovy na zovy
no handray io zaza io amy ny anarako, no
mandray Ahy; ary na zovy na zovy no
handray Ahy, no mandray Izay naniraka
Ahy: f' izay kely indrindra ao aminareo
rehetra, no hataony ho ambony indrindra.
49 Ary Iôana namaly ka nanao hoe, Tom-
poko, izahay nahita ny anankiray namo-
aka fanahy ratsy tamy ny anaranao; ary
izahay nandrara azy, satria tsy manaraka
anay izy.
50 Ary hoy Iesio taminy, Aza mandrara
*azy* hianareo: fa momba antsikia izay tsy
manohitra antsikia.
51 Ary rehefa ho tonga ny fotoana hiaka-
rany, dia nizotra mihitsy hankany Ieriosa-
lema Izy:
52 Dia nandefa iraka hialoha Azy: dia
nandeha izareo, ka niditra tany am-bohitry
ny any Samaria, hamboatry ny ampiandra-
noan' Azy.
53 Ary tsy nampiandrano Azy izareo, sa-
tria nizotra toa mankany Ieriosalema Izy.
54 Ary raha nahita *izany* ny mpianany,
Iakôbo sy Iôana, dia hoy izareo, Tompoko,
tianao va hampidinanay afo avy any an-
danitra handevona azy, toy ny nataony
Elia?
55 F' Izy nitodikia, dia nananatra azy,
ka nanao hoe, Tsy fantatrareo, fa manao
ahoana ny fanahinareo.
56 Fa ny Zanak'olona tsy avy hanimba
ny ainy ny olona, fa hamonjy. Dia nan-
kany am-bohitra hafa izareo.
57 Ary nony nandeha teny an-dàlana iza-
reo, dia hoy ny anankiray, Tompoko, izaho
hanaraka Anao aminy izay alehanao.
58 Ary hoy Iesio taminy, Ny amboahao-
lo manan-davaka, ary ny voro-manidina
*manan'* akany; fa ny Zanak'olona tsy ma-
nany izay hipetrahany ny lohany.
59 Ary hoy Izy tamy ny anankiray koa,
Manaraha Ahy. Fa hoy izy kosa, Tom-
poko, aoka aho handeha angaloha hande-
viny ny raiko.
60 Fa hoy Iesio taminy, Aoky ny maty
handeviny ny maty; fa mandehana hianao,
ka mitoria ny fanjakan' Andriamanitra.
61 Ary hoy ny anankiray hafa koa, Tom-
poko, izaho hanaraka Anao; fa aoka aho
*handeha* angaloha hanao veloma aminy izay
ao an-tranoko.
62 Ary hoy Iesio taminy, Tsy misy olona
mitana fangady, ka mihierikia, mendriky
ny fanjakan' Andriamanitra.

## TOKO X.

Fa rehefa afak' izany zavatr' izany, ny
Tompo nanendry fito-polo lahy indray, ka
naniraka azy tsiroroa hialoha Azy, any an-
tanàna amam-ponenana rehetra na aiza na
aiza no halehany.
2 Ary hoy Izy taminy, Be tokoa ny vo-
katra, fa vitsy ny mpiasa; koa mangataha
amy ny Tompony ny vokatra hampande-
haniny ny mpiasa hamory ny vokatry ny
taniny.
3 Mandehana: indro, Izaho maniraka
anareo tahaky ny zanak'ondry eo am-po-
voany ny amboadia.
4 Aza mitondra na kitapom-bola, na kita-
pom-batsy, na kiraro; ary aza miarahaba
olona akory eny an-dàlana.
5 Ary izay trano hidiranareo, lazao
aloha, Fihiavanana ho aminy izany trano
izany.
6 Ary raha mitoetra eo ny zanaky ny
fihiavanana, dia ny fihiavananareo hitoetra
eo aminy: fa raha tsy izany, dia hody ami-
nareo indray izany.
7 Ka mitoera eo aminy izany trano izany,
mihinana sy misotro izay zavatr' omeny:
fa ny mpiasa mendriky ny tambiny. Aza
mifindrafindra-trano.
8 Ary ny tanàna izay hidiranareo, ka
mandray anareo, dia hano izay zavatr' ape-
trany eo anoloanareo:

9 Dia sitrano izay marary eo aminy, ka
lazao aminy hoe, Efa nanakeky anareo ny
fanjakan'Andriamanitra.
10 Fa ny tanàna izay hidiranareo, ka tsy
mandray anareo, mandehana eny an-dàlan-
tanàna, lazao hoe,
11 Ny vovoky ny tanànareo aza izay mi-
rekitra aminay, no fafanay hiampanga ana-
reo: nefa mahafantara izany hianareo,
f' efa nanakeky anareo ny fanjakan' An-
driamanitra.
12 Izaho milaza aminareo fa ho mora-
mora kokoa any Sodoma, aminy izany
andro izany, noho any izany tanàna izany.
13 Mahita loza hianao, ry Korazina! ma-
hita loza hianao, ry Betisaida! fa raha na-
taony ny fahagagana teny Toro sy Sidôna
izay nataony teo aminareo, dia nibebaka
ela izareo mipetraka amy ny lamba fisao-
nana aman-davenona.
14 Fa ho moramora kokoa ho any Toro
sy Sidôna, amy ny andro-fitsarana, noho
anareo.
15 Ary hianao, ry Kaperinaomy, izay
nasandratra hatrany an-danitra, no haetriny
hatrany amy ny helo.
16 Izay mihaino anareo no mihaino Ahy;
ary izay mandà anareo, no mandà Ahy;
ary izay mandà Ahy, no mandà Izay nani-
raka Ahy.
17 Ary ny fito-polo lahy niverina tamy
ny fifaliana, ka nanao hoe, Tompoko, ny
fanahy ratsy aza maneky anay amy ny
anaranao.
18 Ary hoy Izy taminy, Izaho nahita ny
Satana latsaka tany an-danitra tahaky ny
helatra.
19 Indro, Izaho manome anareo hery
hanitsaky ny menarana ama-mambambohi-
tra, sy *handresy* ny heriny ny fahavalona-
reo rehetra: ary tsy misy handratra anareo
akory.
20 Kandrefa, aza mifaly aminy izany hia-
nareo, fa maneky anareo ny fanahy, fa aleo
mifaly fa voa soratra any an-danitra ny
anaranareo.
21 Iesio nifaly tam-panahy taminy izany
fetr'andro izany, ka nanao hoe, Izaho misao-
tra Anao, Raiko, Tompony ny lanitra sy ny
tany, f' efa nafeninao izany tamy ny hendry
sy ny manan-tsaina, ka nasehonao tamy ny
zaza madinikia izany; eny, Raiko; f' izany
no sitra-ponao.
22 Ny zavatra rehetra nomeny ny Raiko
Ahy: ary tsy misy mahalala iza ny Zanaka,
afa tsy ny Ray, ary iza ny Ray, afa tsy
ny Zanaka, sy izay hanambarany ny Za-
naka *Azy*.
23 Ary Izy nihiodina ho amy ny mpia-
nany, dia nilaza mangingina hoe, Finaritra
ny maso izay mahita izay hitanareo:
24 F' Izaho milaza aminareo, fa maro ny
mpaminany ambany ny mpanjaka tahahita
izay hitanareo, fa tsy hitany; ary tahandre
izay renareo, fa tsy reny.
25 Ary, indro, mpandaha-dalàna ananki-
ray nitsangana, dia naka-fanahy Azy, ka
nanao hoe, Tompoko, inona no hataoko
handovako fiainana mandrakizay?
26 Ary hoy Izy taminy, Inona no voa
soratra ao amy ny lalàna? manao ahoana
no amakianao teny ao?
27 Ary izy namaly, ka nanao hoe, "Hi-
anao ho tia any Iehôvah Andriamanitrao
amy ny fonao rehetra, ary amy ny ainao
rehetra, ary amy ny herinao rehetra, ary
amy ny sainao rehetra; ary ny namanao
tahaky ny tenanao."
28 Ary hoy Izy taminy, Efa namaly ma-
rina hianao: atavy izany, dia ho velona
hianao.
29 F' izy tahahamarin-tena, dia hoy izy
taminy Iesio, Ary iza no namako?
30 Ary Iesio namaly, ka nanao hoe, Nisy
lehilahy nidina tany Ieriosalema hankany
Ierikô, ka azony ny jiolahy, izay nanala-
lamba azy, dia nandratra azy, ka niala iza-
reo, mandao azy efa ho faty.
31 Ary mpisorona anankiray raha ni-
dina, dia nandalo taminy izany làlana
izany: ary raha nahita azy, dia nivily ho
any amoron-dàlana izy.
32 Ary zana-Devy toy izany koa, raha
tonga taminy izany fitoerana izany, dia nan-
kao, dia nijery *azy*, ka nivily ho any amo-
ron-dàlana.
33 Fa olon-TSamaria anankiray, raha
nandeha tamy ny alehany, dia nankao
aminy; dia nahita azy, ka namindra-fo
*taminy*;
34 Ary nony tonga teo, dia namboatry ny
feriny, dia nasiany solikia sy divay, dia na-
tainginy ny bibiny izy, dia nentiny tany
an-trano, ka no tsaboiny.
35 Ary nony ampitso raha vao niala izy,
dia naka sikiajy roa, ka nomeny ny tom-
pon-trano, ka hoy izy taminy, Tsaboy izy;
ka na hoatrinona na hoatrinona ho aminao

mihoatra izany, dia honerako anao, raha
miverina aho.
36 Ary iza no aminy izy telo lahy no
ataonao namany izay azony ny jiolahy?
37 Ary hoy izy, Lehy niantra azy. Hoy
Iesio taminy kosa, Mandehana, ka manava
toy izany hianao kosa.
38 Ary raha nandeha izareo, dia niditra
tamy ny vohitra anankiray Izy: ary vehi-
vavy anankiray atao hoe i Marita, nampian-
drano azy ho any an-tranony.
39 Ary nanan-drahavavy izy, atao hoe, i
Maria, izay nipetraka teo anilany ny ton-
gotry Iesio, ka nihaino ny teniny.
40 F' i Marita nanahy tamy ny fanom-
poana be, dia nankao *aminy*, ka hoy
izy, Tompoko, tsy maninona anao va,
fa ny rahavaviko no namela ahy ha-
nompo irery? koa anaro izy mba hanampy
ahy.
41 Ary Iesio namaly, ka hoy Izy taminy,
I Marita, i Marita, maro herehina, ka maro
ahina hianao:
42 Fa zava-drai-loha no ilaina: f'i Maria
nifidy ny anjara tsara, izay tsy halainy any
aminy.

## TOKO XI.

Ary raha nivavaka tamy ny fitoeran' anan-
kiray Izy, raha vao nitsahatra, dia hoy ny
mpianany anankiray taminy, Tompoko,
mampianara anay hivavaka, tahaky ny
nampianarany Iôana ny mpianany.
2 Ary hoy Izy taminy, Raha mivavaka
hianareo, atavy hoe, Rainay, Izay any an-
danitra, Hasino ny anaranao. Ampandrosoy
ny fanjakanao. Atavy ny sitra-ponao aty
an-tany, tahaky ny any an-danitra.
3 Omeo anay isan'andro izay hanina sa-
haza ho anay.
4 Ary mamelà ny helokay; f'izahay kosa
mamela izay rehetra mitrosa aminay. Ary
aza mitarikia anay ho amy ny fakam-pa-
nahy, fa manafaha anay amy ny ratsy.
5 Ary hoy Izy taminy, Iza no ao aminareo
hanan-tsakaiza, izay hankao aminy, raha
mamaton'alina, ka hilaza aminy, Ry sa-
kaiza, ampisambory ampempa telo aho;
6 Fa ny sakaizako nandeha tamy ny ale-
hany, dia nankaty amiko, ka tsy hitako
izay hafahanako azy:
7 Ary izy eo an-trano hamaly, ka hanao
hoe, Aza mampahory ahy; mihidy ny va-
ravarana ankehitriny, ary ny zanako man-
dry amiko ao am-pandriana; tsy afa-mitsan-
gana hanome anao aho?
8 Hoy Izaho aminareo, Na dia tsy hitsan-
gana ka hanome azy izy, kanefa sakaizany,
kanjo hitsangana hiany izy noho ny fita-
rainany, dia hanome azy izay ilainy.
9 Ary Izaho milaza aminareo hoe, Man-
gataha, dia homeny anareo; mitadiava, dia
hahita hianareo; dony, dia ho vohany hia-
nareo.
10 F' izay rehetra mangataka, no ma-
hazo; ary izay mitady, no mahita; ary
izay mandondona no ho vohany.
11 F' iza no aminareo izay ray, raha za-
naka no hangataka mofo, hanome azy vato
v' izy? ary raha hazandrano, homeny azy
menarana va ho solony ny hazandrano?
12 Fa raha hangataka atody izy, homeny
azy mambambohitra va?
13 Ary hianareo, na dia ratsi-fanahy aza,
dia mahalala manome zava-tsoa ho any
ny zanakareo, tsy mainkia va homeny ny
Rainareo, Izay any an-danitra, ny Fanahy
Masina, izay mangataka aminy?
14 Ary Izy namoaka fanahy ratsy, ka
moana izany. Ary rehefa nivoaka ny fa-
nahy ratsy, dia niteny ny moana; dia talan-
jona ny olona.
15 Ary hoy ny sasany, I Belizeboba
lohany ny fanahy ratsy no amoahany ny
fanahy ratsy.
16 Fa ny sasany naka-fanahy *Azy*, dia
nangataka famantarana taminy avy any an-
danitra izareo.
17 F' Izy nahalala ny fihieviny, dia hoy
Izy taminy, Ho rava ny fanjakana rehetra
izay miady an-trano; ary hianjera ny trano
miady an-trano.
18 Ary Satana, raha miady an-trano, ha-
taony ahoana no hampitoetry ny fanjakany?
fa hianareo manao hoe, I Belizeboba no
amoahako ny fanahy ratsy.
19 Fa raha i Belizeboba no amoahako ny
fanahy ratsy, iza no amoahany ny zana-
kareo *azy*? ka dia ho mpitsara anareo ireny.
20 Fa raha ny rantsan-tànan' Andriama-
nitra no amoahako ny fanahy ratsy, dia
tonga taminareo tokoa ny fanjakan' Andri-
amanitra.
21 Raha ny mahery manam-piadiana hiaro
ny tranony, dia mitoetr' ao amy ny fihia-
vanana ny fananany.
22 Fa raha avy ny maherihery kokoa

noho izy, ka handresy azy, dia halainy ny fiadiany rehetra izay no tokiny, ary ny babony no ho zarainy.

23 Izay tsy momba Ahy, no manohitra Ahy; ary izay tsy mamory amiko, no manahaka.

24 Raha nivoaka tany anatiny ny olona ny fanahy maloto, dia mandeha mitety ny tany maina izy, mitady fitsaharana; ary rehefa tsy mahita, dia hoy izy, Izaho hody any an-tranoko, izay nivoahako.

25 Ary nony tonga izy, dia hitany fa voa fafa, ka voa ravaka izany.

26 Dia mandeha izy, ka mitondra fanahy fito hafa koa, ratsy lavitra noho izy; dia miditra, ka mitoetra ao ireny: ary dia ratsy lavitra ny farany izany olona izany noho ny voalohany.

27 Ary raha nilaza izany Izy, dia nanao feo mahery vehivavy anankiray ao amy ny olona, ka nanao taminy hoe, Finaritra ny kibo izay niteraka Anao, ary ny nono izay ninonoanao.

28 Ary hoy Izy, Eny, mainkia ho finaritra ny mihaino ny tenin' Andriamanitra, ka mitandriny izany.

29 Ary raha niangona mifanety ny olona, dia vao nilaza Izy, Io taranak' io dia ratsifanahy: mitady famantarana izareo; ary tsy misy famantarana homeny azy, afa tsy ny famantarany Iôna mpaminany.

30 Fa manahaka any Iôna no famantarana tamy ny olon-Ninive, ny Zanak' olona ho aminy io taranak' io kosa.

31 Ny Andriambavy any atsimo hitsangana amy ny andro-fitsarana hanohitry io taranak' io, ka hanameloka azy: fa avy lavitr' izy tany am-bazan-tany, hihaino ny fahendreny Solomôna; ary, indro, lehibe lavitra noho i Solomôna aty.

32 Ny olon-Ninive hitsangana amy ny andro-fitsarana hanohitry io taranak' io, ka hanameloka azy: fa nibebaka izareo noho ny fitorian-teniny Iôna; ary, indro, lehibe lavitra noho Iôna aty.

33 Tsy misy olona rehefa nampirehitra jiro, mametraky izany eo amy ny fiafenana, na eo ambany ny vata-famarana, fa ao am-pitoeran-jiro, hahitany ny miditra ny mazava.

34 Ny maso no fahazavany ny tena: ary raha tsara ny masonao, dia mazava ny tenanao rehetra: fa raha ratsy *ny masonao*, dia maizina avokoa ny tenanao.

35 Koa, tandremo, fandroa maizina ny mazava izay eo anatinao.

36 Ary, raha mazava ny tenanao rehetra, ka tsy misy maizina, dia mazava avokoa izy rehetra, tahaky ny jiro raha mirehitra tsara hahazava anao.

37 Ary raha niteny Izy, Farisaio anankiray nampiandrano Azy hihinana eo aminy: dia niditra izy, ka nipetraka hihinana.

38 Fa ny Farisaio nony nahita dia talanjona, fa tsy nanoza taloha, dia vao nihinana Izy.

39 Ary hoy ny Tompo taminy, Ankehitriny hianareo Farisaio mahadio ny eo ivelany ny kapoaka sy ny lovia, kanjo ny eo anatinareo feno rombaka aman-keloka.

40 Adala hianareo, tsy Izay nanao ny ivelany no nanao ny anatiny koa va?

41 Fa aleo manao fiantrana araky izay ananareo: ary, indro, madio ho anareo ny zava-drehetra.

42 Fa mahita loza hianareo, Farisaio! fa hianareo mandoa ny fahafolony ny mintra sy ny rio, ambany ny anana rehetra, ka mandao fitsarana sy fitiavan' Andriamanitra: ireo mety hataonareo, ka tsy azo harianareo ireroana.

43 Mahita loza hianareo, Farisaio! fa hianareo tia ny fipetrahana ambony eo amy ny sonagôgy, ary ny fiarahaban' olon' any an-tsena.

44 Mahita loza hianareo, mpanoratra sy Farisaio mpihiatsaravelatsihy! fa hianareo tahaky ny fasana tsy hita, ary ny olona manitsaky *izany*, kanjo tsy fantany.

45 Ary anankiray amy ny mpandahadalàna namaly, ka nanao taminy hoe, Mpampianatr' ô, manaratsy anay kosa Hianao, raha manao izany teny izany Hianao.

46 Ary hoy Izy, Mahita loza hianareo kosa, mpandaha-dalàna! fa hianareo mampitondra ny olona entana sarotr' entina, anefa hianareo tsy manendry izany entana izany, na dia amy ny rantsan-tànanareo aza.

47 Mahita loza hianareo! fa hianareo mamboatry ny fasany ny mpaminany, kanjo ny rainareo namono azy.

48 Hianareo no vavolombelona tokoa, ka mahato ny asany ny rainareo; f' izareo namono azy tokoa, ary hianareo mamboatry ny fasany.

49 K' izany no nambarany ny fahendren' Andriamanitra hoe, Izaho haniraky ny

mpaminany, sy ny apositoly, ho any aminy,
ary ny sasany ho vonoiny, ary *ny sasany* no
henjehiny:
50 Mba ho valian' io taranak' io ny rany
ny mpaminany rehetra, izay nalatsaka hatry
ny nanorenany izao tontolo izao;
51 Hatramy ny rany Abela, ka hatramy
ny rany Zakaria izay no vonoiny tanelane-
lany ny fivoadiana sy ny tranon-tempoly:
Izaho milaza aminareo marin-tokoa, io
taranak' io no hamaliany izany.
52 Mahita loza hianareo, mpandaha-da-
làna! fa hianareo naka ny fanalahidim-
pahalalana: hianareo tsy niditra, ary izay
tehiditra tsy navelanareo hiditra.
53 Ary raha nilaza izany zavatr' izany
taminy Izy, dia vao nanery *Azy* mafy ny
mpanoratra ambany ny Farisaio, ka nane-
sikia Azy hiteny zavatra maro;
54 Dia nihiendry Azy izareo, ka nitady
izay hamandrihiany ny teny avoaky ny
vavany hiampangany Azy.

## TOKO XII.

TAMINY izany andro izany no niangonany
ny olona maro be tsi-hita-isa, ka dia nifani-
tsaka izareo, dia vao nanao tamy ny mpia-
nany hoe Izy, Ambon' indrindra, tandremo
hialanareo ny fahasirasirany ny Farisaio,
dia fihiatsarambelatsihy izany.
2 Fa tsy misy miafina izay tsy hasehony,
na miery izay tsy ho fantatra.
3 Ary, na inona na inona, izay teneni-
nareo eo amy ny maizina, ho reny eo amy
ny mazava; ary izay ibitsihianareo eo amy
ny mangingina, no ho toriny eo an-doha-
trano.
4 Ary Izaho milaza aminareo sakaizako,
Aza matahotra izay mamono ny tena, ary
raha afak' izany, tsy mahay manao mi-
hoatra noho izany izareo.
5 F' Izaho haneho anareo izay hatahora-
nareo: matahora Izay mahay manary *ana-
reo* any amy ny helo, rehefa no vonoiny;
eny, Izaho milaza aminareo, Matahora Azy.
6 Tsy lafo roa-nambatry va papelikia
dimy? ary tsy hadinoiny ireny eo anatre-
han' Andriamanitra na iray akory.
7 Fa voa isa avokoa ny volon-dohana-
reo. Koa aza matahotra hianareo: hia-
nareo mihoatra lavitra noho ny papelikia
maro.
8 F' Izaho milaza aminareo, Na zovy na
zovy izay haneky Ahy eo anatrehany ny
olona, no hanekeny ny Zanak'olona kosa
eo anatrehany ny anjelin' Andriamanitra:
9 F' izay handà Ahy eo anatrehany ny
olona, no ho laviny kosa eo anatrehany ny
anjelin' Andriamanitra.
10 Fa na zovy na zovy izay milaza teny
hanohitry ny Zanak'olona, dia hahazo fame-
lan-keloka izy; fa ny manompa ny Fanahy
Masina, no tsy hahazo famelan-keloka.
11 Ary raha mitondra anareo ho amy ny
sonagôgy, sy ho amy ny mpanapaka am-
bany ny mpanjaka, izareo, aza manahy izay
havalinareo, na izay ho lazainareo:
12 Fa ny Fanahy Masina hampianatra
anareo aminy izany andro izany, izay mety
ho lazainareo.
13 Ary ny anankiray amy ny olona maro
nanao taminy hoe, Mpampianatr' ô, lazao
amy ny rahalahiko hizara lova amiko.
14 Ary hoy Izy taminy, Ralehilahy, iza
no nanao Ahy ho mpitsara, na ho mpizara
ao aminareo?
15 F' Izy nilaza taminy ireny, Tandremo,
ka mialà amy ny fahihirana: fa ny fiainany
ny olona tsy mitoetra ao amy ny habeny ny
zavatr' izay ananany.
16 Ary Izy nilaza ohabolana taminy, ka
nanao hoe, Ny taniny lehilahy manan-
karena anankiray nahavokatra be:
17 Ary izy nihievitra tan-kibony, ka na-
nao hoe, Hataoko ahoana, f' izaho tsy ma-
nam-pitoerana hasiako ny vokatro?
18 Ary hoy izy, Izany no hataoko; izaho
handrava ny tranom-bariko, ka hanao izay
lehibebe kokoa, ary any no hamoriako ny
vokatro rehetra ambany ny fananako.
19 Ary izaho hilaza amy ny fanahiko, Ry
fanahy ô, hianao manana fananana be ha-
haritr' ela; mitsahara, mihinàna, misotroa,
mifalia.
20 Fa Andriamanitra nanao taminy hoe,
Adala hianao, anio alina no hanalany ny
fanahinao aminao: ary ho an' iza izay za-
vatra namboarinao?
21 Toy izany ny mihiary harena ho an-
tena, fa tsy manan-karena ho an' Andria-
manitra.
22 Ary hoy Izy tamy ny mpianany, Ary
hoy Izaho aminareo, Aza manahy amy ny
fivelomanareo, izay ho haninareo; na amy
ny tenanareo, izay ho tafinareo.
23 Ny aina mihoatra noho ny hanina, ary
ny tena noho ny fitafiana.

24 Hevero ny goaikia: f' ireo tsy mba
mamafy, na mijinja; ary tsy manana tra-
nom-pitoeran-javatra na tranom-bary; ary
Andriamanitra mamahana azy; tsy mi-
hoatra lavitra noho ny vorona va hianareo?
25 Ary iza no aminareo, raha mihievitra,
mahampitombo ny tenany na iray hakiho
aza?
26 Ary raha tsy mahay manao izay kely
indrindra aza hianareo, nahoana hianareo
no manahy amy ny sisa?
27 Hevero ny voniny ny ahitra, manao
ahoana ny faniriny: tsy miasa na mamoly
ireo; ary Izaho milaza aminareo, i Solo-
môna teo amy ny voninahiny rehetra tsy
niomana tahaky ny anankiray aminy ireny.
28 Ary raha izany no anomanan' Andria-
manitra ny ahitra izay any an-tsaha anio,
ka hariany any am-patana rahampitso: tsy
mihoatra lavitra va hianareo, ry malain-
kino?
29 Ary aza mitady izay ho haninareo, na
izay ho sotroinareo, ka aza miahanahana
hianareo.
30 Fa ny Eteny aminy izao tontolo izao
mikiatsaky izany rehetr' izany: ary ny
Rainareo mahalala fa mila izany zavatr'
izany hianareo.
31 Fa katsaho ny fanjakan' Andriama-
nitra; dia hampiany ho anareo izany
rehetr' izany.
32 Aza matahotra hianareo, ry ondry
vitsy; f' efa sitraky ny Rainareo hanome
anareo ny fanjakana.
33 Amidio ny fanananareo, ka omeo ny
malahelo: manava ho anareo kitapo tsy
mety ho tonta, dia harena any an-danitra
tsy mety ho lany, izay tsy alehany ny
mpangalatra, na laniny ny fositra.
34 F' izay itoerany ny harenareo, no hi-
toerany ny fonareo kosa.
35 Aoky hisikina ny vanianareo, sy hire-
hitra ny jironareo.
36 Hianareo manahaky ny olona izay
miandry ny tompony, raha hody amy ny
fampakaram-bady izy; ka, raha tonga sy
mandondona izy, dia mamoha ho azy mia-
rakaminizay izareo.
37 Finaritr' ireo mpanompo ireo, raha
tonga izy tompony hahita azy miandry:
Izaho milaza aminareo marin-tokoa, fa hisi-
kina izy, dia hampipetraka azy hihinana,
dia hankao, ka hanompo azy.
38 Ary na tonga izy amy ny fiambenana
faharoa, na tonga izy amy ny fiambenana
fahatelo, ka mahita *azy manao* izany, dia
finaritr' izany mpanompo izany.
39 Ary fantaro izany, fa, raha fantatry
ny tompon-trano izay ora fihiaviany ny
mpangalatra, dia niambina izy, ka tsy na-
mela *azy* hanamy ny tranony.
40 Koa miomàna tsara hianareo kosa:
fa avy ny Zanak'olona aminy izay ora tsy
nampoizinareo.
41 Ary hoy Petro taminy, Tompoko, iza-
hay va no ilazanao izany ohabolan' izany,
sa ny olona rehetra?
42 Ary hoy ny Tompo, Iza moa no mpi-
tandriny ny ao an-trano, mahatoky ka hen-
dry, izay ho tendreny ny tompo hanapaky
ny mpanompony, hanome anjara hanina
amy ny fotoana?
43 Finaritr' izany mpanompo izany, raha
avy ny tompony, hahita azy manao izany.
44 Izaho milaza aminareo marin-tokoa,
f' izy no hataony ho mpanapaky ny fana-
nany rehetra.
45 Fa raha manao anakam-po izany mpa-
nompo izany hoe, Ho ela vao avy ny tom-
poko; ka vao mikiapoky ny ankizi-lahy
sy ny ankizi-vavy izy, dia mihinana ka mi-
sotro ho leony;
46 Ho avy ny tompony izany mpanompo
izany amy ny andro izay tsy nampoiziny,
ary amy ny ora izay tsy fantany, dia ho
tetitetehiny izy, ka ho tendreny ny anjarany
eo amy ny tsi-mino.
47 Fa lehy mpanompo izay nahalala ny
sitra-pony ny tompony, ka tsy nikieli-aina,
na nanao izay sitraky ny fony, ho kapohiny
be izany.
48 F' izay tsy nahalala, ka nanao izay
zavatra mendri-mikiapo, ho kapohiny kely
izany. F' izay nomeny be, no hanontani-
any be; ary izay nampitehiriziny be, no
hadininy be.
49 Izaho tonga hanatitra afo ambony ny
tany; ka hataoko ahoana, raha mirehitra
sahady izany?
50 F' Izaho manam-batisa hanavany Aby
batisa; ary manao ahoana ny fahoriako
ambara-pahavitany!
51 Izaho ataonareo tonga va hanome fihi-
avanana ambony ny tany? Izaho milaza
aminareo, Tsia; fa dia fampisarahana.
52 Fa hatry ny ankehitriny hisy dimy
hisaraka eo an-trano iray, ny telo hanohitry
ny roa, ary ny roa hanohitry ny telo;

53 Ny ray hisaraka hanohitry ny zanaka,
ary ny zanaka hanohitry ny ray; ny reny
hanohitry ny zanaka-vavy, ary ny zanaka-vavy hanohitry ny reny; ny rafozam-bavy hanohitry ny vinantoni-vavy, ary ny vinantony hanohitry ny rafozani-vavy.
54 Ary hoy Izy tamy ny olona maro,
Raha mahita ny rahona miposaka any andrefana hianareo, dia hoy hianareo miarakaminizay, Avy ny ranonorana; dia tamy izany.
55 Ary raha avy any atsimo ny rivotra,
hoy hianareo, Dia hafana ny andro; dia hisy izany.
56 Hianareo mpihiatsaravelatsihy, mahay
mamantatry ny tarehiny ny tany sy ny lanitra hianareo; fa nahoana no tsy ahafantaranareo izao andro izao?
57 Eny, ka nahoana hianareo hiany no
tsy mitsara marina?
58 Fa raha miara-mandeha amy ny fahavalonao hanatriky ny mpanapaka, raha eny an-dàlana hianao, tandremo tsara izay hahafaka anao aminy; fandroa hitondra anao ho amy ny mpitsara, ary ny mpitsara hanolotra anao ho amy ny mpamatotra, ary ny mpamatotra hitondra anao ho any an-tranomaizina.
59 Izaho milaza aminao, tsy ho afaka eo
hianao, ambara-pandoavanao ny vari-raiventy farany indrindra.

## TOKO XIII.

Ary taminy izany andro izany nisy sasany nitoetra teo izay nanambara Azy ny nanjo ny olon-Galilaia, izay no haroharoiny Pilato ny rany tamy ny fanalamboadiny.
2 F' Iesio namaly, ka nanao taminy hoe,
Ataonareo fa mpanota v' ireo olon-Galilaia ireo nihoatra noho ny olon-Galilaia rehetra, satria niaritry izany zavatr' izany izareo?
3 Tsia, hoy Izaho aminareo; fa raha tsy
mibebaka hianareo, dia maty kosa hianareo rehetra.
4 Sa ireny valo amby ny folo ireny, izay
nianjerany ny trano-fiarovana any Silôama, ka matiny, ataonareo fa mpanota nihoatra noho ny olona rehetra izay monina any Ieriosalema v' ireny?
5 Tsia, hoy Izaho aminareo; fa raha tsy
mibebaka hianareo, dia maty kosa hianareo rehetra.
6 Ary Izy nanao itoy ohabolana itoy hoe:
Nisy olona namboly voara teo an-tanim-boalobony; dia nankany izy, ka nitady voa taminy, fa tsy nahita.
7 Dia hoy izy tamy ny mpamboatry ny
tanim-boaloboka, Indro, izao telo taona izao, avy aho mitady voa aminy io voara io, fa tsy nahita: jinjao io, nahoan' io no mamimba ny tany?
8 Ary izy namaly, ka nanao taminy hoe,
Tompoko, avelao hiany izy aminy itoy taona itoy, mandra-pihiadiko manodidina azy, ka hasiako zezikia:
9 Ary raha hamoa tokoa iny, *tsara izany*:
fa raha tsy izany, rehefa afak' izany, ho jinjanao iny.
10 Ary Izy nampianatra teo amy ny sonagôgy anankiray tamy ny sabata.
11 Ary, indro, nisy vehivavy izay nanampanahy marofy valo amby ny folo taona, dia nanjoko izy, ka tsy nahatraka akory.
12 Ary rehefa nahita azy Iesio, dia niantso *azy*, ka nanao taminy hoe, Ravehivavy, afaky hianao amy ny rofinao.
13 Ary Izy nanendry azy tamy ny tànany: dia nitraka miarakaminizay izy, ka nankalaza an' Andriamanitra.
14 Ary ny mpanapaky ny sonagôgy namaly tamy ny fahatezerana, fa nahasitrana tamy ny sabata Iesio, ka nanao tamy ny olona hoe, Henemana no mety hanavanjavatra: koa, mankanesa ho sitranina aminy izany, fa tsy amy ny andro-sabata.
15 Dia namaly azy ny Tompo, ka nanao
hoe, Hianao mpihiatsaravelatsihy, samy tsy mamoaky ny ombiny na ny ampondrany va hianareo rehetra, amy ny fihinanam-bilona, ka mitondra *azy* hisotro rano amy ny sabata?
16 Ary tsy tokony va hahany ny famatorany io vehivavy io amy ny andro-sabata, dia zanaky Abirahama, izay nafatotry ny Satana, indro, izao valo amby ny folo taona izao?
17 Ary raha nilaza izany Izy, dia menatra
ny olona rehetra izay nanohitra Azy: ary ny olona rehetra nifaly noho ny zavatra malaza rehetra izay nataony.
18 Fa hoy Izy, Manahaky inona ny fanjakan' Andriamanitra? Ary tahak' inona no hanoharako izany?
19 Manahaky ny voa-motaridy izany,
izay nalain' olona, ka nafafiny teny antanim-boliny; ary naniry izany, dia tonga hazo lehibe; ary ny voro-manidina nitoetra teo amy ny rantsany.

20 Ary hoy Izy, Tahak' inona no hano-
harako ny fanjakan' Andriamanitra?
21 Tahaky ny masirasira, izay nalaim-be-
hivavy, ka nasiany teo amy ny koba telo
famarana, mandra-pahasirasirany izy re-
hetra.
22 Ary izy nandeha namaky ny tanàna
sy ny vohitra, mampianatra, ka mandeha
hankany Ieriosalema.
23 Ary hoy ny anankiray taminy, Tom-
poko, vitsy va no ho vonjeny? Ary hoy
Izy taminy,
24 Miezaha hiditra amy ny vavahady
ety: fa hoy Izaho aminareo, maro no
hitady hiditra, fa tsy ho afaka,
25 Rehefa hitsangana ny tompon-trano,
ka hanidy ny varavarana, ary hianareo vao
hijanona eo ala-trano, dia handondona ny
varavarana, ka hanao hoe, Tompoko, Tom-
poko, vohay izahay: ary Izy hamaly, ka
hanao aminareo hoe, Tsy fantatro na avy
taiza na avy taiza hianareo:
26 Dia vao hanao hoe hianareo, Iza-
hay nihinana sy nisotro teo anatrehanao,
ary hianao nampianatra teo an-dàlanay.
27 Fa hoy izy, Izaho milaza aminareo,
Tsy fantatro na avy taiza na avy taiza hia-
nareo; mialà amiko, hianareo rehetra mpa-
nao meloka.
28 Any no hitomaniany sy hikotrohany
ny nify, raha hitanareo i Abirahama, sy
Isaka, sy Iakôba, ambany ny mpaminany
rehetra, eo amy ny fanjakan' Andriamani-
tra, fa hianareo no havoaka any.
29 Ary ho tonga izareo avy any atsina-
nana sy any andrefana, sy any avaratra sy
any atsimo, ka hipetraka eo amy ny fanja-
kan' Andriamanitra.
30 Ary, indro, ny ao aoriana ho aloha,
ary ny ao aloha ho aoriana.
31 Taminy izany andro izany indrindra,
dia nankao ny Farisaio sasany, ka nanao
taminy hoe, Mivoaha Hianao, ka mialà ety;
f' i Herôda tahamono Anao.
32 Ary hoy Izy taminy, Mandehana, la-
zao aminy izany amboadia izany, Indro,
Izaho mamoaka fanahy ratsy, ka maha-
sitrana anio sy ampitso, ary amy ny andro
manarakaraka no hefainy Aho.
33 Kanefa tsy maitsy mandeha Aho anio,
sy rahampitso, sy ny andro manarakaraka:
fa mpaminany tsy azo ho vonoiny, afa tsy
eo any Ieriosalema.
34 Ry Ieriosalema, ry Ieriosalema, hia-
nao izay mamono ny mpaminany, ka ma-
nora-bato izay nirahiny ho aminao, impiry
Aho no tahanangony ny zanakao, tahaky
*ny fanomban'* akoho ny zanany eo ambany
ny elany, fa tsy nety hianareo!
35 Indro, ho lao ho anareo ny tranona-
reo! ary Izaho milaza aminareo marin-
tokoa, Hianareo tsy hahita Ahy, mandra-
pihiavy ny andro izay hilazanareo hoe, Fi-
naritr' Izay avy amy ny anarany Iehôvah.

## TOKO XIV.

Ary raha niditra tany an-tranon-doho-
lon' anankiray amy ny Farisaio Izy, hihina-
mofo amy ny sabata, dia nizaha-taratra
Azy izareo.
2 Ary, indro, nisy olona izay narary ma-
ni-rano teo anatrehany.
3 Ary Iesio namaly, dia nilaza tamy ny
mpandaha-dalàna sy ny Farisaio, ka nanao
hoe, Mety va raha mahasitrana amy ny
sabata?
4 Dia tsy niteny izareo. Ary Izy naka
*lehy marary*, dia nahasitrana azy, ka nale-
fany handeha;
5 Ary Izy namaly ny olona, ka nanao
hoe, Iza no aminareo manana ampondra,
na omby, latsaka an-kady, ka tsy handeha
hamonjy azy faingiana amy ny andro-
sabata?
6 Ary tsy nahavaly Azy taminy izany
izareo.
7 Ary Izy nilaza ohabolana taminy izay
nampiandranoina, raha nahita azy mifidy
ny fitoerana ambony; dia hoy Izy taminy,
8 Raha ampiandranoiny ny olona hianao
ho amy ny fampakaram-bady, aza mipe-
traka eo amy ny fitoerana ambony; fandrao
avy ny olona izay nampiandranoiny, malaza
noho hianao;
9 Ary avy izay nampiandrano azy sy
anao, ka hilaza aminao, Omeo fitoeran' io
olon' io; dia vao menatra hianao, ka mi-
findra ho any amy ny fitoerana ambany.
10 Fa raha ampiandranoiny hianao, man-
dehana ka mipetraha eo amy ny fitoerana
ambany indrindra; mba hahazoany ny
mampiandrano anao hanao aminao hoe, Ry
sakaiza, mitoera eo amboniambony kokoa:
dia hahazo haja hianao eo imasony ny mi-
ara-mipetraka aminao.
11 F' izay rehetra manandra-tena no hae-
try; ary izay manetri-tena, no hasandratra.

12 Ary hoy Izy taminy izay nampiandrano Azy kosa, Raha manao sakafo antoandro na sakafo hariva hianao, aza mampiandrano ny sakaizanao, na ny rahalahinao, na ny havanao, na ny namanao manan-karena; fandroa hampiandrano anao kosa izareo, ka hamaly soa anao.
13 Fa raha manasa olona hianao, antsoy ny malahelo, ny kilemaina, ny mandringia, ny jamba:
14 Ary ho finaritra hianao; satria tsy manan-kavaly ireo: fa ho valiany hianao eo amy ny fananganany ny marina.
15 Ary ny anankiray amy ny niara-nipetraka, nandre izany, dia nanao taminy hoe, Finaritr' izay hihina-mofo eo amy ny fanjakan' Andriamanitra.
16 Fa hoy Izy taminy, Nisy lehilahy anankiray nanao sakafo lehibe, ka nampiandrano ny maro;
17 Ary izy naniraky ny mpanompony tamy ny fotoany ny fisakafoana, hanao aminy izay nampiandranoiny hoe, Andeha; f' efa voa voatra ny zavatra rehetra.
18 Ary samy nirai-saina, ka vao nandà izy rehetra. Hoy ny voalohany taminy, Efa nividy tany aho; ka tsy maitsy mandeha hizaha izany aho: masìna hianao, ekeo ny fandavako.
19 Ary hoy ny anankiray koa, Efa nividy omby folo aho, ka handeha hamantatra azy: masìna hianao, ekeo ny fandavako.
20 Ary hoy ny anankiray koa, Efa nampaka-bady aho, koa tsy afa-mandeha aho.
21 Ary nony tonga izany mpanompo izany, dia nambarany izany tamy ny tompony. Dia tezitra ny tompon-trano, ka nanao tamy ny mpanompony hoe, Mandehana faingiana ho any an-dàlana ambany ny aleha eo an-tanàna, ka mampiandranoa ny malahelo, sy ny kilemaina, sy ny mandringia, ary ny jamba.
22 Ary hoy ny mpanompo, Tompoko, efa nataoko izay nandidianao, ary mbola misy hitoerana hiany.
23 Ary hoy ny tompo tamy ny mpanompony, Mandehana ho any an-dàlam-be, aman-tsisim-boly, ka manerea azy hiditra, mba ho feno ny tranoko.
24 F' izaho milaza aminareo, Tsy hanandrany ny sakafoko na iray akory aminy izay olona nampiandranoiko.
25 Dia lasa nanaraka Azy ny olona maro be; ary Izy nitodikia, ka nanao taminy hoe,
26 Raha misy manaraka Ahy, ka tsy mahafoy ny rainy, aman-dreny, sy ny vady aman-janaka, sy ny rahalahy aman'anabavy, eny, ary ny ainy koa, tsy mety ho mpianatro izy.
27 Ary na zovy na zovy izay tsy mitondra ny hazo-fijaliany, ka tsy manaraka Ahy, tsy mety ho mpianatro izy.
28 F' iza no aminareo tahanao trano-fiarovana, ka tsy mipetraka v' izy angaloha hisaina izay lany hanavany izany, na misy hahavitana, na tsia?
29 Fandroa, rehefa nataony ny fanorenany, ka tsy mahefa izy, dia vao maneso azy izay rehetra mahita,
30 Ka manao hoe, Io olon' io vao nanao trano, fa tsy nahefa.
31 Sa iza no mpanjaka handeha hiady amy ny mpanjaka hafa, ka tsy mipetraka angaloha v' izy hiera tsara, na mahay amy ny olona iray alina hiady aminy izay mitondra roa alina, na tsia, izy?
32 Raha tsy izany, raha mbola lavitra ny anankiray, dia mampitondra teny izy, ka mangataka fihiavanana.
33 Ary toy izany kosa hianareo rehetra, izay tsy mandao izay rehetra ananany, tsy mety ho mpianatro izy.
34 Tsara ny fanasina: fa raha very ny hangidiny ny fanasina, atao ahoana no hampangidy izany?
35 Tsy mety hahasoa ny tany, na ho zezikia aza; fa harian' olona izany. Izay manan-tsofina malady, aoky izy hihaino.

## TOKO XV.

Fa ny farantsa rehetra ambany ny mpanota nanakeky hihaino Azy.
2 Ary ny Farisaio ambany ny mpanoratra nimonjomonjo, ka nanao hoe, Ilehio mampiandrano ny mpanota, ka miara-mihinana aminy.
3 Ary Izy niteny izany ohabolan' izany taminy, ka nanao hoe,
4 Iza no lehilahy eo aminareo, izay manana ondry zato, ary, raha very ny anankiray, tsy mandao ny sivy amby sivi-folo any anefitra v' izy, ka mandeha hitady izay anankiray efa very mandra-pahitany?

5 Ary rehefa nahita izy, dia ataony an-
tsorony iny, ka dia faly izy.
6 Ary rehefa nody tany an-trano izy, dia
miantso ny sakaizany ambany ny namany
hiangona, ka manao aminy hoe, Aoky
hifaly isikia; f' efa hitako ny ondriko izay
efa very.
7 Izaho milaza aminareo, fa hisy fifaliana
toy izany, any an-danitra, noho mpanota
iray izay mibebaka, noho ny olona marina
sivy amby sivi-folo, izay tsy mila hibeba-
hana.
8 Ary iza no vehivavy manana vakim-
bola folo, raha very ny anankiray, tsy mam-
pandrehi-jiro, dia mamafa ny trano, ka
mitady tsara mandra-pahitany v' izy?
9 Ary raha nahita izy, dia miantso ny
sakaizany ambany ny namany hiangona,
ka manao hoe, Aoky hifaly isikia; f' efa
hitako ny vakim-bola izay efa very.
10 Izaho milaza aminareo, fa misy fifa-
liana toy izany eo anatrehany ny anjelin'
Andriamanitra, noho mpanota iray izay
mibebaka.
11 Ary hoy Izy, Nisy lehilahy anankiray
nanan' anaka roa lahy:
12 Ary hoy lehy zandriny tamy ny rainy,
Raiko, omeo ahy ny anjaram-pananana
hety *ho ahy*. Dia no zarainy ny fahavelo-
mana taminy izy roa lahy.
13 Ary tsy mba ela rehefa afak' izany,
dia nangoniny lehy zandriny ny *fahavelo-
many* rehetra, dia nandeha hankany an-
tany lavitra izy; dia nandany ny fananany
tamy ny fiveloman-dratsy teo izy:
14 Ary rehefa nandany ny *fananany* re-
hetra izy, dia nisy mosary be teo aminy
izany tany izany; dia vao nila izy.
15 Dia nandeha, ka niray tamy ny tom-
pon-tany anankiray aminy izany tany izany;
dia naniraka azy izy ho any an-tsahany ha-
mahy kisoa.
16 Ary izy tahameno ny kibony amy ny
ampombo izay haniny ny kisoa: ary tsy
nisy nanome azy.
17 Ary raha nody ny sainy, dia hoy izy,
Maro ny olona izay no tambazany ny
raiko, manana mofo be, f' izaho maty
noana!
18 Izaho hitsangana, dia hody any amy
ny raiko, ka hanao aminy hoe, Raiko, efa
nanota tamy ny lanitra sy teo anatrehanao
aho,
19 Ary tsy ho tokony hantsoiny ho zana-
kao intsony aho: atavy tahaky ny ananki-
ray amy ny olona izay no tambazanao
aho.
20 Dia niaingia izy, ka nankeo amin-
drainy. Fa raha mbola lavitra, dia hitan-
drainy izy, dia namindra-fo, dia nihiazaka-
zaka, dia namihiny ny tendany, ka nano-
roka azy izy.
21 Ary lehy zanaka nanao taminy hoe,
Raiko, efa nanota tamy ny lanitra sy teo
anatrehanao aho, ary tsy ho tokony han-
tsoiny ho zanakao intsony aho.
22 Ary lehy ray nanao tamy ny ankizi-
lahiny hoe, Alao ny lamba tsara indrindra,
ka tafio izy; ary atavy fera amy ny tànany,
sy kiraro amy ny tongony:
23 Ary ento aty ny zanak' omby matavy,
ka vonoy izany; ary aoky isikia hihinana
ka hifaly:
24 F' itoy zanako itoy efa maty, no vao
velona indray; ary efa very, no vao hita
indray. Dia vao nifampifaly izareo.
25 Ary tany an-tsaha ny zanani-lahi-
matoa, ary raha avy izy, ka nanakeky
ny trano, dia nandre ny hira sy ny didy
izy.
26 Ary izy niantso ankizi-lahy anan-
kiray hankao aminy, ka nanontany azy ma-
nao ahoana izany zavatr' izany?
27 Ary hoy izy taminy, Tonga ny raha-
lahinao; dia namono ny zanak' omby ma-
tavy ny rainao, satria nandray azy finaritra
izy.
28 Dia tezitra, ka tsy nety niditra izy:
koa nivoaka ny rainy, dia nampiandrano
azy.
29 F' izy namaly, ka nanao tamin-drainy
hoe, Indro, efa manompo anao aho izay
ela izay, ka tsy mbola nanota ny didinao
na indrai-mandeha akory aza; fa tsy
mbola nomenao ahy na zanak' osy aza, hi-
faliako ambany ny sakaizako;
30 Fa fony vao tonga io zanakao io, izay
nandany ny fanananao tamy ny mpijanga-
janga, dia namono ho azy ny zanak' omby
matavy hianao.
31 Ary hoy izy taminy, Anaka, hianao
aty amiko mandrakariva, dia anao izay re-
hetra ananako.
32 Fa tokony ho faly, sy ho ravoravo
isikia: f' io rahalahinao io efa maty, no
vao velona indray; ary efa very, no vao
hita indray.

 

## TOKO XVI.

ARY hoy Izy koa tamy ny mpianany, Nisy
olona manan-karena anankiray, izay nana-
mpitandriny ny fananany; ary izy no ni-
ampangan' olona taminy, f' efa nandany ny
fananany izy.
2 Ary izy niantso azy, ka nanao taminy
hoe, Manao ahoana izany no reko anao?
ambarao *ahy* ny fitandremanao ny fana-
nako; fa tsy mety ho mpitandriny ny fa-
nanana intsony hianao.
3 Fa ny mpitandriny ny fananana nanao
tan-kibony hoe, Inona no hataoko? fa ny
tompoko hanesotra amiko ny fitandremany
ny fananana: mihiady tany tsy haiko;
mangataka mahamenatra ahy.
4 Izany no kasaiko hatao, mba hampian-
dranoany ahy eo an-tranony, raha voa eso-
tra aho amy ny fitandremany ny fana-
nana.
5 Dia niantso izay rehetra nitrosa tamy
ny tompony hankao aminy izy, ka nanao
tamy ny voalohany hoe, Hoatrinona ny tro-
sanao amy ny tompoko?
6 Dia hoy izy, Famaran-tsolikia zato.
Ary hoy izy taminy kosa, Alao ny tarata-
sinao, dia mipetraha faingiana, ka soraty
dimam-polo.
7 Dia hoy izy tamy ny anankiray koa,
Ary hoatrinona ny trosanao? Ary hoy
izy, Famaram-bary zato. Ary hoy izy ta-
miny kosa, Alao ny taratasinao, ka soraty
valo-polo.
8 Ary ny tompo nidera ny mpitandrina
tsi-marina, fa nanao saina izy: fa ny za-
naky izao tontolo izao eo amy ny tarananу,
hendry lavitra noho ny zanaky ny mazava.
9 Ary hoy Izaho aminareo, Manava ny
Mamôna tsi-marina hahazoanareo sakaiza;
mba hampiandranoany anareo ho any am-
ponenana mandrakizay raha reraka hiana-
reo.
10 Ary izay mahatoky amy ny kely in-
drindra, no mahatoky koa amy ny be; ary
izay tsi-marina amy ny kely indrindra, no
tsi-marina koa amy ny be.
11 Ary, raha tsy mahatoky amy ny Ma-
môna tsi-marina hianareo, iza no hahatoky
anareo amy ny *harena* marina?
12 Ary raha tsy mahatoky amy ny izay
an' olona hianareo, iza no hanome anareo
izay mety ho anareo?
13 Fa tsy misy mpanompo mahatompo
izay tompo roa; fa ho halany ny ananki-
ray, ary ho tiany ny anankiray; dia hom
bany ny anankiray, ary hilaozany ny anan
kiray. Tsy mahatompo an'Andriamanitra
sy Mamôna hianareo.
14 Ary ny Farisaio kosa, izay nahihitra,
nandre izany rehetr' izany, dia naneso Azy
izareo.
15 Ary hoy Izy taminy, Hianareo dia
mahamarin-tena eo anatrehany ny olona;
fa Andriamanitra mahalala ny fonareo:
f' izay no ahasandratra eo amy ny olona no
vetaveta eo anatrehan'Andriamanitra.
16 Ny lalàna ambany ny mpaminany *na-
haritra* mandra-pihiaviny Iôana: hatra-
miny izany no nitoriany ny fanjakan'An-
driamanitra, ary ny olona rehetra misezikia
hiditra eo.
17 Fa moramora kokoa ho foana ny lani-
tra sy ny tany, noho very ny kitikia indrin-
dra amy ny lalàna aza.
18 Izay rehetra misao-bady ka mampa-
katra hafa, dia manintaka izy: ary izay
rehetra mampaka-bady izay voa saotr'olona,
dia manintaka kosa izy.
19 Nisy lehilahy manan-karena ananki
ray, nitafy ny mangamanga sy ny hariry
madinikia, ka nihinam-py isan'andro:
20 Ary nisy mpangataka anankiray atao
hoe, i Lazaro, izay napetraka teo anilany
ny vavahadiny, be fery,
21 Ary tahamahanany ny sombintsom-
biny izay latsaka tamy ny latabatry ny
lehilahy manan-karena: kandeha avy ny
amboa, dia nilelaky ny feriny.
22 Ary maty ny mpangataka, ka nentiny
ny anjely ho any an-tratrany Abirahama;
maty kosa ny lehilahy manan-karena, ka
naleviny;
23 Dia niandrandra ny masony teo amy
ny helo, no fadiranovana izy, ary nahita any
Abirahama eny lavitr' eny, ary Lazaro teo
an-tratrany.
24 Ary izy nitaraina, ka nanao hoe, Ry
Abirahama, raiko, mamindrà-fo amiko:
k' iraho i Lazaro, mba handeny ny ten-
drony ny rantsan-tànany amy ny rano, ka
hampagatsiaky ny lelako; fa fadiranovana
aho anatiny itoy lelafo itoy.
25 Fa hoy Abirahama, Anaka, tsarovy fa
hianao efa nahazo ny zava-tsoanao tamy ny
andro nivelomanao, ary Lazaro kosa ny
zava-dratsy: fa ankehitriny izy no ampifa-
liny, ary hianao no fadiranovana.

26 Ary kandrefa izany rehetr' izany, misy
tevana makadiry ajadona ao anelanelantsi-
kia; fa tsy afaka hankany aminareo izay
tehiala aty; ary tsy afaka hankaty aminay
izay *tehiala* any.
27 Dia hoy izy, Kanefa, masìna hianao,
ry raiko, ampandehano izy hankany amy
ny tranony ny raiko;
28 (Fa manan-drahalahy dimy aho,) mba
hanambaran' azy, fandroa hankaty kosa ho
aminy itoy fonenam-padiranovan' itoy iza-
reo.
29 Hoy Abirahama taminy, Manan' any
Môse ambany ny mpaminany izareo; aoky
hihaino azy izareo.
30 Fa hoy izy kosa, Tsy izany, ry Abira-
hama, raiko: fa raha misy miala amy ny
maty hankany aminy, dia hibebaka izareo.
31 Ary hoy izy taminy, Raha tsy mihaino
any Môse ambany ny mpaminany izareo,
tsy mba hino izareo, na dia misy hitsangana
eo amy ny maty aza.

## TOKO XVII.

Ary hoy Izy tamy ny mpianany, Tsy
maitsy ho avy ny fahatafintohinana; fa
mahita loza izay ihiaviany!
2 Aleo mamehy vato fitotoam-banja amy
ny vozony, ka hariany any an-dranoma-
sina, toy izay hahatafintohiny ny anankiray
aminy ireo madinikia ireo.
3 Tandremo ny tenanareo: fa raha ny ra-
halahinao no manota aminao, anaro izy; ary
raha mibebaka izy, dia mamelà ny helony.
4 Ary raha manota aminao impito indrai-
andro izy, ary raha mivalo aminao impito
indrai-andro, manao hoe, Mibebaka aho;
dia mamelà ny helony.
5 Ary hoy ny apositoly tamy ny Tompo,
Ampitomboy ny finoanay.
6 Ary hoy ny Tompo kosa, Raha ma-
nam-pinoana hoatriny ny voa-motaridy, dia
hoy hianareo aminy io aviavy io, Aoka
hongotany hianao, ka hamboleny eo ana-
tiny ny ranomasina hianao, dia haneky
anareo izany.
7 Ary iza no aminareo mana-mpanompo
mihiady tany, na miandry ondry, halaky
hanao hoe, raha vao avy tany an-tsaha izy,
Mandehana, mipetraha hihinana?
8 Fa tsy hilaza aminy v' izy, Amboary
izay hisakafoako, dia misikìna, ka manom-
poa ahy, ambara-pihinanako sy hisotro-
ako; ary rehefa afak' izany, dia hihinana
ka hisotro hianao?
9 Dia misaotry izany mpanompo izany
v' izy, sangy nanao izay nandidiany azy?
Ataoko tsy izany tsy akory.
10 Dia manahaky izany hianareo kosa,
dia lazao hoe, rehefa nataonareo izay
rehetra nandidiany anareo, Mpanompo tsi-
mahasoa izahay, fa ny mety ataonay hiany
no nataonay.
11 Ary, raha niakatra ho any Ieriosalema
Izy, dia nandeha namaky any Samaria sy
Galilaia Izy.
12 Ary raha vao niditra tany am-bohi-
tra anankiray Izy, dia nitsena Azy boka
folo lahy, izay nijanona eny lavidavitr'
eny:
13 Dia niantso mafy izareo, ka nanao
hoe, Iesio, Mpampianatr'ô, mamindrà fo
aminay.
14 Ary raha hitany, dia hoy Izy tami-
ny, Mandehana, misehoa amy ny mpiso-
rona. Ary raha nandeha, dia nadio iza-
reo.
15 Ary ny anankiray aminy ireny, raha
nahita fa nadio izy, dia niverina, ka nanka-
laza an' Andriamanitra tamy ny feo ma-
hery,
16 Dia niankohoka teo amy ny tongony
izy, ka nisaotra Azy: dia olon-TSamaria
iny.
17 Ary Iesio namaly, ka nanao hoe, Tsy
folo va no nadio? fa aiza ny sivy?
18 Tsy hita izay miverina hankalaza
an' Andriamanitra, afa tsy io vahiny io
hiany.
19 Ary hoy Izy taminy, Mitsangana,
mandehana: ny finoanao no nahasitrana
anao.
20 Ary ny Farisaio nanontany Azy raha-
viana no ho avy ny fanjakan' Andriamani-
tra; ary Izy namaly azy, ka nanao hoe,
Tsy avy amy ny fijerena ny fanjakan'
Andriamanitra:
21 Ary izareo tsy hanao hoe, Indro, ary
na, Indro, ery! f' indro, ny fanjakan' An-
driamanitra eo anatinareo.
22 Ary hoy Izy tamy ny mpianany, Ho
avy ny andro, raha haniry hahita andro
iray any ny Zanak'olona hianareo, fa tsy
hahita hianareo.
23 Ary izareo hilaza aminareo, Indro
ety; sa, Indro, ery; aza mandeha hiana-
reo, na dia manaraka *azy*.

24 Fa manahaky ny helatra manelatrelatra eo ambany ny lanitra mahazava hatramy ny farany eo ambany ny lanitra, no *hihiaviany* ny Zanak'olona kosa amy ny androny.
25 Fa tsy maitsy miaritra zavatra maro angaloha Izy, ka ho laviny io taranak' io Izy.
26 Ary manahaky ny androny Nôa, no ho amy ny androny ny Zanak'olona kosa.
27 Nihinana izareo, nisotro izareo, nampaka-bady izareo, nanome ny ampakarina izareo, mandra-pihiaviny ny andro izay nidirany Nôa teny an-tsambo-fiara, dia tonga ny safotra, ka nandringiany ny olona rehetra.
28 Ary manahaky ny androny Lôta koa: nihinana izareo, nisotro izareo, nividy izareo, nivarotra izareo, namboly izareo, nanao trano izareo:
29 Fa tamy ny andro izay nivoahany Lôta tany Sodoma, no nilatsahany ny afo, sy ny siolifera, tany an-danitra, dia nandringiany ny olona rehetra izany;
30 Dia hanahaky izany ny andro no hisehoany ny Zanak'olona.
31 Aminy izany andro izany, izay hitoetra eo ambony ny tafon-trano, ary ny fananany eo an-trano, aoky tsy hidina haka izany izy; ary toy izany kosa ny any antsaha, aoky tsy hiverina indray izy.
32 Tsarovy ny vadiny Lôta.
33 Na zovy na zovy no hitady hamonjy ny ainy, no hamery izany; ary na zovy na zovy no hamery izany, no hamonjy izany.
34 Izaho milaza aminareo, fa aminy izany alin' izany, hisy roa mirai-fandriana; ny anankiray halainy, ary ny anankiray havelany.
35 Hisy roa vavy mitoto vary eo amy ny fitoerana iray; ny anankiray halainy, ary ny anankiray havelany.
36 Hisy roa lahy any an-tsaha; ny anankiray halainy, ary ny anankiray havelany.
37 Dia namaly izareo, ka nanao taminy hoe, Aiza izany, Tompoko? Ary hoy Izy taminy, Izay itoerany ny faty, no hiangonany ny voromahery.

## TOKO XVIII.

Ary Izy nilaza ohabolana taminy, fa tsy mety raha tsy mivavaka mandrakariva, ka tsy reraka;
2 Ka nanao hoe, Nisy mpitsara tany antanàna anankiray, tsy natahotra an'Andriamanitra, na nanaja olona.
3 Ary nisy mpitondra-tena teo aminy izany tanàna izany; ary izy nankeo aminy, ka nanao hoe, Omeo ahy ny rariny amy ny fahavaloko.
4 Ary tsy nety ela izy: fa rehefa afak' izany, dia nanao tam-po hoe izy, Nefa tsy matahotra an' Andriamanitra, na manaja olona aho;
5 Homeko ny rariny io mpitondra-tena io, fa mampahory ahy izy, fandroa ho avy mandrakariva izy, ka hampahasosotra ahy.
6 Ary hoy ny Tompo, Henoy izay no lazainy ny mpitsara tsi-marina.
7 Fa Andriamanitra tsy hanome ny rariny ny olom-pidiny va, izay mitaraina aminy, andro aman' alina, nefa mandefitra aminy ela Izy?
8 Izaho milaza aminareo f' Izy hanome azy ny rariny faingiana. Kandrefa, raha avy ny Zanak'olona, hahita finoana ambony ny tany v' Izy?
9 Ary Izy nanao itoy ohabolan' itoy taminy izay natoki-tena ho marina, ka nanevateva ny sasany:
10 Nisy roa lahy niakatra ho any amy ny tempoly hivavaka; ny anankiray, Farisaio, ary ny anankiray, farantsa.
11 Lehy Farisaio nijanona, ka nivavaka irery arak' izao hoe, Andriamanitr'ô, misaotra Anao aho, fa tsy manahaky ny olona sasany aho, mpandoza, tsi-marina, mpanintaka, na dia tahak' io farantsa io aza.
12 Izaho mifady indroa isan-kerinandro, izaho mandoa ny fahafolon-karena aminy izay rehetra ananako.
13 Ary lehy farantsa nijanona eny lavitr' eny, tsy nety niandrandra ny lanitra akory izy, fa nikiapo-tratra, ka nanao hoe, Andriamanitr' ô, mamindrà-fo amiko mpanota.
14 Izaho milaza aminareo, Io lehilahy io nidina tany an-tranony no nahamarininy noho ny anankiray: f' izay rehetra manandra-tena, no haetry; ary izay rehetra manetri-tena, no hasandratra.
15 Ary izareo nitondra ny zaza madinikia ho any aminy koa, mba ho tendreny: fa raha vao nahita ny mpianany, dia nandrara azy izareo.
16 Ary Iesio niantso azy hankao aminy, ka nanao hoe, Avelao ny zaza madinikia

hanatona Ahy, ary aza rarana: fa any ny
to' azy ny fanjakan'Andriamanitra.
17 Izaho milaza aminareo marin-tokoa,
Na zovy na zovy no tsy handray ny fanja-
kan'Andriamanitra tahaky ny zazakely, tsy
ho tafiditr' any tsy akory izy.
18 Ary mpanapaka anankiray nanon-
tany Azy, ka nanao hoe, Mpampianatra
tsara ô, inona no hataoko handovako fiai-
nana mandrakizay?
19 Ary hoy Iesio taminy, Nahoana Aho
no ataonao tsara? tsy misy tsara, afa tsy
iray hiany, dia Andriamanitra.
20 Hianao mahalala ny didy hoe, Aza
manintaka hianao, Aza mamono olona hia-
nao, Aza mangalatra hianao, Aza miam-
panga laingia hianao, Manaraha ny rainao
aman-dreny hianao.
21 Ary hoy izy kosa, Efa nitandriny izany
rehetr' izany aho, hatrizay vao zaza aho.
22 Ary rehefa nandre izany Iesio, dia
hoy Izy taminy, Mbola diso zava-drai-loha
hianao: amidio ny fananana rehetra, ka
omeo ho any ny malahelo, dia hanan-dra-
kitra any an-danitra hianao: ary avia, ma-
naraha Ahy.
23 Ary rehefa nandre izany izy, dia na-
lahelo indrindra: fa nanan-karena dia na-
nan-karena izy.
24 Ary rehefa hitany Iesio fa nalahelo
indrindr' izy, dia hoy Izy, Manao ahoana
ny hahasarotry ny hidirany ny manan-ka-
rena eo amy ny fanjakan'Andriamanitra!
25 Fa moramora kokoa no hidirany ny
angamenavava amy ny vodi-fanjaitra, toy
izay no hidirany ny manan-karena eo amy
ny fanjakan' Andriamanitra.
26 Ary izay nandre dia nanao hoe, Iza
moa no azo ho vonjena?
27 Ary hòy Izy, Izay zavatra tsy hain'
olona, hain'Andriamanitra.
28 Dia hoy Petro, Indro, efa nafoinay ny
zavatra rehetra, dia nanaraka Anao iza-
hay.
29 Ary hoy Izy taminy, Izaho milaza
aminareo marin-tokoa, Tsy misy olona izay
efa nahafoy trano, na ray aman-dreny, na
rahalahy, na vady, na zanaka, noho ny
fanjakan' Andriamanitra,
30 Izay tsy handray be lavitra aminy
izao fahaveloman' izao, ary amy ny faha-
velomana ho avy, dia fiainana mandraki-
zay.
31 Ary Izy naka ny roa amby ny folo
lahy hitokana, ka nanao taminy hoe, Indro,
isikia miakatra ho any Ieriosalema, dia ho
tanteraka ny zava-drehetra nanoratany ny
mpaminany milaza ny Zanak'olona;
32 F' Izy no hatolotra ho any ny Eteny,
dia hesoiny, dia ho ratsiny indrindra, ka ho
rorany;
33 Dia ho kapohiny Izy, ka ho vonoiny;
dia hitsangan' indray amy ny hateloana Izy.
34 Ary izareo tsy nahalala izany, f' izany
teny izany niafina taminy, ka tsy nahafan-
tatry izay no lazainy.
35 Ary, raha nanakeky any Ierikô Izy,
nisy olona jamba nipetraka teo amoron-dà-
lana, mangataka:
36 Ary nandre ny olona maro mandalo
izy, dia nanontany hoe, Inona izany?
37 Ary hoy izareo taminy, Iesio any Na-
zareta no mandalo.
38 Dia niantso izy, ka nanao hoe, Iesio,
ry zanaky Davidy, mamindrà-fo amiko.
39 Ary izay nandeha nialoha, nananatra
azy hangina, fa mainkia nampinananana
azy izany, Ry zanaky Davidy, mamindrà-
fo amiko.
40 Ary Iesio nijanona, dia nasainy ho
entiny ho any aminy izy; ary rehefa omby
akeky, dia nanontany azy Izy,
41 Ka nanao hoe, Inona no tianao hataoko
aminao? Ary hoy izy, Tompoko, mba
hahiratra ny masoko.
42 Ary hoy Iesio taminy, Mahirata ny
masonao: ny finoanao no namonjy anao.
43 Dia nahiratra ny masony miarakami-
nizay, ka nanaraka Azy izy, mankalaza
an' Andriamanitra: ary ny olona rehetra
raha nahita, dia nidera an' Andriama-
nitra.

## TOKO XIX.

Ary Izy niditra, ka nandeha namaky any
Ierikô.
2 Ary, indro, nisy lehilahy izay ataony
ny anarany hoe, i Zakaio, izay lohany eo
amy ny farantsa, ary nanan-karena izy.
3 Ary izy nitady hizaha any Iesio, iza no
Izy; ka tsy afak' izy, noho ny habeny ny
olona mifanety, fa fohy izy.
4 Dia nihiazakazaka hialoha izy, ka na-
naniky hazo aviavy hizahany Azy: f' efa
handalo aminy izany làlana izany Izy.
5 Ary raha tonga teo aminy izany fitoe-
ran' izany Iesio, dia niandrandra, dia na-

hita azy, ka hoy Izy taminy, Ry Zakaio,
midìna faingiana; fa tsy maitsy mitoetra
anio eo an-tranonao Aho.
6 Dia nidina faingiana izy, dia nampiandrano Azy, koa faly.
7 Ary raha nahita izareo, dia nimonjomonjo izy rehetra, ka nanao hoe,
Lasa nandeha hihinana aminy lehy mpanota
Izy.
8 Ary Zakaio nijanona, ka nanao tamy
ny Tompo hoe, Indro, Tompoko, ny antsasaky ny fananako, omeko ny malahelo;
ary raha misy zavatr' olona nalaiko tamy
ny fanambakana, dia atsangako avy efatra
heny izany.
9 Ary hoy Iesio taminy, Anio no tonga
ny famonjena ato aminy itoy trano itoy,
fa zanaky Abirahama hiany izy koa.
10 Fa tonga ny Zanak'olona hitady sy
hamonjy ny very.
11 Ary raha nandre izany izareo, dia nanampy, ka nanao ohabolona Izy, satria efa
akeky any Ieriosalema Izy, dia nataony
ny olona fa hiposaka faingiana ny fanjakan'
Andriamanitra.
12 Ary hoy Izy, Nisy andriandahy nandeha hankany an-tany lavitra hitady fanjakana, sy hiverina.
13 Dia niantso ny mpanompony folo lahy
izy, dia nanome azy farantsa folo avy, ka
hoy izy taminy, Mandrantoa mandra-pihiaviko.
14 Fa tsy tia azy ny olony tompon-tany,
dia nampitondra teny hanaraka azy, ka nanao hoe, Izahay tsy tahaneky io lehilahy
io hanjaka aminay.
15 Ary, rehefa nandray ny fanjakana izy,
ka niverina, dia nampiantso izany mpanompo izany hankao aminy, izay nomeny
ny vola, hahitany ny tombom-barotra,
izay azony ny isan-dahy amy ny fandrantoana.
16 Dia tonga ny voalohany, ka nanao
hoe, Tompoko, efa farantsa folo ny tombom-barotry ny farantsanao.
17 Ary hoy izy taminy, Marin' izany,
mpanompo tsara hianao: fa nahatoky
tamy ny kely indrindra hianao, manapaha
tanàna folo hianao.
18 Dia tonga ny anankiray koa, ka nanao
hoe, Tompoko, efa farantsa dimy ny tombom-barotry ny farantsanao.
19 Ary hoy izy taminy kosa, Manapaha
tanàna dimy kosa hianao.
20 Dia tonga ny anankiray koa, ka nanao hoe, Tompoko, indro, ny farantsanao
izay nomenao ahy, no fonosiko tanaty
lamba:
21 Fa natahotra anao aho, fa olon-tsaropo hianao, maka izay tsy nomenao, ary
mijinja izay tsy nafafinao.
22 Ary hoy izy aminy, Ny vavanao no
hitsarako anao, hianao mpanompo ratsifanahy: hianao nahalala, fa olon-tsaro-po
aho, maka izay tsy nomeko, ary mijinja izay
tsy nafafiko:
23 Ary nahoana no tsy napetrakao ny volako tamy ny mpanàna vola, handraisako
izany ambany ny zana-bola, raha tonga aho?
24 Ary hoy izy taminy izay nijanona teo
anilany, Alao ny farantsa any aminy, ka
omeo ny manana farantsa folo.
25 Ary hoy izareo taminy, Tompoko,
manana farantsa folo izy.
26 Fa hoy Izaho aminareo, homeny izay
rehetra manana; f' izay tsy manana, dia
halainy any aminy izay ananany.
27 F' ireo fahavaloko ireo izay tsy nety
hanjakako, ento aty, ka vonoy ato eo anatrehako ireo.
28 Ary nony niteny izany Izy, dia lasa
hialoha Izy, hiakatra ho any Ieriosalema.
29 Ary raha nanakeky any Betifagy, sy
Betania, eo an-tendrombohitra, izay atao
hoe, *tendrombohitr'* Oliva, izareo, dia naniraky ny mpianany roa lahy Izy,
30 Ka nanao hoe, Mandehana any ambohitr' eo tandrifinareo eo; ary raha miditr' any hianareo, dia hahita zanak' ampondra mifatotra hianareo, izay tsy mbola nitainginan'olona: vahao, dia ento àty iny.
31 Ary raha misy manontany anareo,
Nahoana no vahanareo *iny*? izany no ho
lazainareo aminy, Ny Tompo no mila izany.
32 Ary izay nirahiny, dia lasa nandeha,
ka nahita araky izay no lazainy taminy.
33 Ary raha namaha ny zanak' ampondra izareo, dia hoy ny tompony taminy,
Nahoana hianareo no mamaha ny zanak'
ampondra?
34 Ary hoy izareo, Ny Tompo no mila
izany.
35 Dia nentiny izany ho any aminy Iesio,
ka nasiany ny lamban-tenany teo ambony ny
zanak' ampondra, ka nampitaingeniny Iesio
iny.
36 Ary raha nandeha Izy, dia namelatry
ny lambany tamy ny làlana izareo.

 

37 Ary ankehitriny rehefa nanakeky ny
fidinany ny tendrombohitr' Oliva Izy, vao
nifaly ny hamaroany ny mpianatra rehetra,
midera an'Andriamanitra amy ny feo ma-
hery noho ny asa tsi-toha rehetra izay
hitany;
38 Ka nanao hoe, Ho finaritra ny Mpan-
jaka Izay avy amy ny anarany Iehôvah:
fihiavanana any an-danitra, ary voninahitra
any amy ny avo indrindra.
39 Ary ny Farisaio sasany, izay eo amy
ny olona maro, nanao taminy hoe, Mpam-
pianatr'ô, rarao ny mpianatrao.
40 Ary Izy namaly, ka nanao taminy
hoe, Izaho milaza aminareo, raha mangina
ireo, dia hiantsoantso ny vato.
41 Ary raha nanakeky Izy, dia nahita ny
tanàna, dia nitomany izany,
42 Ka nanao hoe, Endray anie, raha na-
hafantatra hianao, dia aminy itoy andronao
itoy, izay momba ny fihiavananao! fa an-
kehitriny miafina amy ny masonao izany.
43 Fa ho avy aminao ny andro, izay
hananganany ny fahavalonao mànda ma-
nodidina anao, dia hamefy anao, ka hanidy
anao manodidina izareo;
44 Dia handrava anao hatramy ny tany,
ambany ny zanakao eo anatinao; ka tsy
hamela vato mifanongoa eo aminao izareo,
fa hianao tsy nahafantatry ny androny ny
famangiana anao.
45 Ary Izy niditra tany amy ny tempoly,
dia vao namoaky ny mpivarotr' ama-mpi-
vidy teo,
46 Ka nanao taminy hoe, Voa soratra
hoe, "Trano fivavahana ny tranoko:"
f' efa nataonareo ho "zohy fiereny ny
mpangalatra" izany.
47 Ary Izy nampianatra isan' andro teo
amy ny tempoly. Fa ny mpisorona be sy
ny mpanoratra ambany ny loholona nitady
hamono Azy,
48 Ary tsy hitany izay hataony: fa nazoto
dia nazoto ny olona rehetra hihaino Azy.

## TOKO XX.

Ary taminy izay andro anankiray izay,
raha nampianatry ny olona teo amy ny tem-
poly Izy, ka nitory ny filazantsara, dia
nanatona hanohitra *Azy* ny mpisorona be
sy ny mpanoratra, ambany ny loholona,
2 Dia nitony taminy, ka nanao hoe, Lazao
aminay, fahefan' iza no anavanao izany? ary
iza no nanome Anao izany fahefan' izany?
3 Ary Izy namaly, ka nanao taminy hoe,
Izaho kosa hanontany anareo zava-dra-
loha, ka lazao amiko:
4 Ny batisany Iôana avy tany an-danitra
va, sa avy tamy ny olona?
5 Ary izareo nifampisaina, ka nanao hoe,
Raha ho lazaintsikia hoe, Mantsy avy tany
an-danitra, dia hataony hoe, Nahoana no
tsy nino azy hianareo?
6 Fa raha ho lazaintsikia hoe, Avy tamy ny
olona; dia hanora-bato antsikia ny olona
rehetra: fa nataony ho mpaminany Iôana.
7 Dia namaly izareo fa tsy nahalala iza-
reo na avy taiza na avy taiza izany.
8 Ary hoy Iesio taminy, Izaho kosa tsy mi-
laza aminareo fahefan' iza no anavako izany.
9 Dia vao nilaza itoy ohabolan' itoy tamy
ny olona Izy; Nisy lehilahy anankiray na-
nao tanim-boaloboka, ka nanofa izany tamy
ny mpiasa-voly, ka lasa hivahiny ela izy.
10 Ary izy naniraka mpanompo tamy ny
fotoana hankany amy ny mpiasa-voly, mba
homeny azy ny vokatry ny tanim-boalo-
boka; fa ny mpiasa-voly nikiapoka azy,
ka nampandeha *azy* foana.
11 Dia naniraka mpanompo hafa indray
izy: ary izy no kapohiny koa, dia no hara-
tsiny indrindra, ka nampandehaniny foana.
12 Dia naniraky ny fahatelo hankany izy:
ary izareo nandratra azy koa, ka nandroaka
*azy*.
13 Dia hoy ny tompony ny tanim-boalo-
boka, Inona hataoko? dia haniraky ny
zanako malalako aho; angamba hanaja
azy izareo, rehefa hitany.
14 Fa raha nahita azy ny mpiasa-voly,
dia nifampilaza izareo tam-po, Itoy no fara:
andeha ho vonointsikia izy, mba ho antsi-
kia ny lova.
15 Dia namoaka azy tamy ny tanim-boa-
loboka, ka namono *azy* izareo. Hataony ny
tompony ny tanim-boaloboka ahoana ireo
aminy izany?
16 Izy hankany, dia hamono ireny mpia-
sa-voly ireny, ka homeny olon-kafa ny
tanim-boaloboka. Ary, raha nandre, dia
hoy izareo, Sanatria izany.
17 Ary Izy nijery azy, ka hoy Izy, Ma-
nao ahoana izany voa soratra hoe, "Ny
vato izay no laviny ny mpanao-trano, dia
tonga ny fehi-zoro"?
18 Izay rehetra no hianjera aminy izany
vato izany no torotoroiny; f' izay no hian-
jerany no ho mongomongoiny.

19 Ary ny mpisorona be, ambany ny
mpanoratra, taminy izany ora izany, nitady
hitana Azy; ary natahotry ny olona izareo,
fa nahalala f' izareo no nilazany izany oha-
bolan' izany.
20 Ary izareo nizaha-taratra *Azy*, dia na-
niraka mpizaha izay nody ho marina,
hihiazona Azy amy ny teniny, hanolotra
Azy amy ny hery sy ny fahefany ny
mpanapaka.
21 Ary izareo nanontany Azy, ka nanao
hoe, Mpampianatr'ô, fantatray fa Hianao
milaza ka mampianatra marina, ary Hia-
nao tsy mizaha tavan' olona, fa mampia-
natry ny làlan' Andriamanitra marin-tokoa
Hianao:
22 Mety va raha mandoa hetra ho any
Kaisara, sa tsia?
23 F' Izy nahalala ny fihiendreny, dia
hoy Izy taminy, Nahoana hianareo no
maka-fanahy Ahy?
24 Manehoa Ahy farantsa. Manan-tsari-
olona aman-tsoratr' iza io? Dia namaly
izareo, ka nanao hoe, Any Kaisara.
25 Ary hoy Izy taminy kosa, Koa omeo
any Kaisara izay any Kaisara, ary an' An-
driamanitra izay an'Andriamanitra.
26 F' izareo tsy nahafandriky ny teniny
teo anatrehany ny olona; dia talanjona
noho ny famaliny, ka nangina izareo.
27 Dia nankeo ny Sadiokaio sasany, izay
manao hoe, Tsy misy fananganany ny
maty; dia nanontany Azy izareo,
28 Ka nanao hoe, Mpampianatr'ô, i Môse
nanoratra taminay, Raha maty ny rahala-
hiny ny olona, manam-bady, ka maty
momba izy, aoka hampakariny ny rahala-
hiny ny vadiny, ka hiteraka hamelo-maso
ny rahalahiny.
29 Dia nisy fito mirahalahy: ary ny zo-
kiny nampaka-bady, dia maty momba izy.
30 Ary ny faharoa nampakatry ny vadiny,
ka maty momba izy.
31 Ary ny fahatelo nampakatra azy; dia
tahak' izany koa nataony izy fito *miraha-
lahy*: ary tsy nanan' anaka izareo, dia
maty *avokoa*.
32 Ary farany noho izy rehetra, dia maty
kosa lehy vehivavy.
33 Ary amy ny fananganany ny maty, iza
no tompom-bady aminy ireny? F' efa
nanam-bady azy izy fito lahy.
34 Ary Iesio namaly, ka nanao taminy
hoe, Ny zanak' izao fiainan' izao, mam-
paka-bady, ka manome izay ampaka-
rina.
35 F' izay efa hataony mendrikia hahazo
ny fiainana any, sy ny fananganany ny
maty, tsy misy mampaka-bady, na manome
izay ampakarina:
36 Ary tsy mety maty intsony izareo! fa
mitovy amy ny anjely izareo; sady zanak'
Andriamanitra no zanaky ny fananganany
ny maty.
37 Ary Môse nanambara teo an-alakely fa
ny maty atsangany, raha nataony hoe,
"Iehôvah no Andriamanitry Abirahama,
sy Andriamanitry Isaka, ary Andriamanitry
Iakôba."
38 F' Izy tsy Andriamanitry ny maty, fa
ny velona: fa samy velona *hanompo* Azy
avokoa izy rehetra.
39 Ary ny mpanoratra sasany namaly, ka
nanao hoe, Mpampianatr'ô, marina izay no
lazainao.
40 Ary rehefa afak' izany, tsy sahy na-
nontany Azy intsony izareo.
41 Ary hoy Izy taminy, Manao ahoana
no filazany, fa zanaky Davidy no i Kirai-
sity?
42 Ary Davidy hiany milaza eo amy ny
bokiny ny Salimo hoe, "Iehôvah nilaza
tamy ny Tompoko, Mipetraha ao amy ny
tànako ankavanana,
43 Ambara-pahanavako ny fahavalonao
ho fandiavany ny tongotrao":
44 I Davidy manao Azy aminy izany
hoe, Tompo; ary ahoana no mahazanany
Azy?
45 Ary hoy Izy tamy ny mpianany han-
drenesany ny olon-drehetra,
46 Tandremo ny mpanoratra, izay tahan-
dehandeha amy ny lamba lava, ary tahara-
habain' olona eo an-tsena, ary tia ny fipe-
trahana ambony eo amy ny sonagôgy, ary
ny fitoerana ambony eo amy ny fisaka-
foana;
47 Izay mandany ny tranony ny mpiton-
dra-tena, ary ho fanolaka dia manao va-
vaka lava-reny: ireo handray fitsarana ma-
fimafy kokoa.

## TOKO XXI.

ARY Izy nijery, dia nahita ny manan-ka-
rena mandatsaky ny fanomezany teo amy
ny fitahirizan-drakitra.
2 Dia nahita mpitondra-tena anankiray

malahelo kosa mandatsaka vakim-bola roa
eo Izy.
3 Ary hoy Izy, Izaho milaza aminareo
marin-tokoa, f' io mpitondra-tena malahelo
io, efa nandatsaka be lavitra noho izy re-
hetra:
4 F' ireo rehetr' ireo tamy ny habeny ny
fananany, no nandatsaka teo amy ny fano-
mezana ho an' Andriamanitra; f' izy tamy
ny fahalahelovany, no nandatsaky ny five-
loman-drehetra izay nananany.
5 Ary raha niteny ny tempoly ny sasany,
fa voa ravaka vato soa, sy zavatra naterina,
dia hoy Izy,
6 Ireo zavatr' ireo izay hitanareo, dia ho
avy ny andro, ka tsy havelany hisy vato
mifanongoa, izay tsy ho ravany.
7 Ary izareo nanontany Azy hoe, Mpa-
mpianatr' ô, ka rahoviana no ho avy
izany? ary inona no famantarana raha ho
tonga izany?
8 Ary hoy Izy, Tandremo fandroa ho fita-
hiny hianareo: fa maro no ho avy amy
ny anarako, manao hoe, Izaho no Izy; ary
efa akeky ny andro: koa aza manaraka
azy.
9 Ary raha handre ady amam-piodinana
hianareo, aza matahotra: fa tsy maitsy tonga
aloha izany, fa tsy ho haingiana ny farany.
10 Dia hoy Izy taminy, Firenena hiady
amy ny firenena, ary fanjakana amy ny
fanjakana.
11 Ary hisy horohoron-tany lehibe eo
amy ny fonenana maro, ary mosary, sy are-
tin-dratsy, ary hisy fahitana mahatahotra
sy famantarana lehibe eo amy ny lanitra.
12 Ary dieny tsy mbola tonga izany rehe-
tr' izany, dia haninjitry ny tànany ami-
nareo, dia hanenjikia izareo, ka hanolotra
anareo eo amy ny sonagôgy sy eo an-tra-
no-maizina, ka ho entiny eo anatrehany ny
mpanjaka sy ny mpanapaka noho ny ana-
rako hianareo.
13 Dia ho tonga ho famantarana amina-
reo izany.
14 Koa alatsaho am-ponareo izany, aza
maisaina rahateo izay ho valianareo.
15 Fa homeko anareo vava aman-tsaina,
izay tsy azo toheriny, na ho reseny ny faha-
valonareo rehetra.
16 Ary hianareo no hatolotry ny ray
aman-dreny, sy ny rahalahy, ary ny ha-
vana, aman-tsakaiza, ary ny sasany eo ami-
nareo no ho vonoiny.
17 Ary ho halany ny olona rehetra hia-
nareo, noho ny anarako.
18 Fa tsy ho very ny singam-bolo eo amy
ny lohanareo na dia iray akory aza.
19 Hazony amy ny faharetanareo ny fa-
nahinareo.
20 Ary raha mahita miaramila mano-
didina any Ieriosalema, dia ho fantatrareo,
f' efa omby akeky ny fandravany.
21 Ary aoka handositra ho any an-ten-
drombohitra izay olona any Iodaia; ary
aoky hiala izay eo afovoany, ary aoka tsy
hiditr' eo izay eny an-tsaha eny.
22 F' ireo ho andro famaliana, mba ho
tanteraka izay rehetra voa soratra.
23 Fa mahita loza ny bevohoka sy ny
mampinono zaza, aminy izany andro izany!
fa hisy fahoriana lehibe eo amy ny tany,
ary fahatezerana aminy itoy olon' itoy.
24 Dia ho lavo amy ny lelan-tsabatra
izareo, ka ho entiny ho babony ny firenena
rehetra, ka ho diaviny ny Eteny Ieriosa-
lema, mandra-pahatanteraky ny androny ny
Eteny.
25 Dia hisy famantarana eo amy ny ma-
soandro, sy ny volana, ary ny kintana; ary
ambony ny tany, fahoriany ny firenena
amy ny fanahiana; ny ranomasina, ambany
ny alony hitopy mafy;
26 Reraka ny fony ny olona noho ny fa-
hatahorana, sy ny fiandriny izay zavatra ho
tonga ambony ny tany: fa ny heriny ny
lanitra no ho hozongozoniny.
27 Ary izareo hahita ny Zanak'olona avy
eo amy ny rahona, manan-kery amam-boni-
nahitra lehibe.
28 Ary raha vao tonga izany zavatr' izany,
miandrandrà, ka manandrata ny lohanareo;
fa manakeky ny fanavotanareo.
29 Ary Izy nilaza ohabolana taminy hoe,
Jereo ny voara ambany ny hazo rehetra;
30 Raha mitsimoka ankehitriny ireo, dia
hitanareo, ka fantatrareo hiany fa akeky ny
lohataona ankehitriny.
31 Dia manahaky izany kosa hianareo,
raha vao hitanareo fa tonga izany zavatr'
izany, fantaro fa akeky ny fanjakan' An-
driamanitra.
32 Izaho milaza aminareo marin-tokoa,
Fa tsy ho foana izany taranak' izany, man-
dra-pahatonga *izany* rehetr' *izany*.
33 Ho foana ny lanitra sy ny tany, fa tsy
ho foana ny teniko.
34 Ary tandremo ny tenanareo fandroa ho

feno fandoavana sy fileonana ny fonareo, ambany ny fitandremany izao fiveloman' izao, ka ho avy tampoka aminareo izany andro izany.
35 Fa hilatsaka tahaky ny fandrikia izany aminy izay mitoetra eo ambony ny tany rehetra.
36 Ary miambena, ka mivavaha mandrakariva, mba hataony ho mendrikia handositry izany rehetr' izany izay ho avy hianareo, ka hijanona eo anatrehany ny Zanak'olona.
37 Ary raha andro, dia nampianatra tany amy ny tempoly Izy; ary raha alina, dia nivoaka Izy, ka nitoetra teny an-tendrombohitra izay atao hoe, i Oliva.
38 Ary ny olona rehetra nankeo aminy maraina koa tany amy ny tempoly hihaino Azy.

## TOKO XXII.

Ary efa omby akeky ny fanasany ny mofo tsy masirasira, izay ataony hoe, Pasaka.
2 Ary ny mpisorona be sy ny mpanoratra, nitady izay hamonoany Azy; fa natahotry ny olona izareo.
3 I Satana niditra tanatiny Ioda izay atao hoe, Isikarioty, anankiray amy ny roa amby ny folo lahy.
4 Dia lasa nandeha izy, ka nitaria tamy ny mpisorona be sy ny mpandraharaha, izay hamadihiany Azy aminy ireny.
5 Ary nifaly izareo, ka nifaneky hanome vola azy.
6 Ary izy naneky, ka nitady izay fetr' andro hamadihiany Azy aminy, raha tsy hisy olona.
7 Dia tonga ny androny ny mofo tsy masirasira, izay tsy maitsy hamonoany ny pasaka.
8 Ary Izy naniraka any Petro, sy Iôana, ka nanao hoe, Mandehana ka amboary ny pasaka hihinanantsikia.
9 Ary hoy izareo taminy, Aiza no tianao hanamboaranay izany?
10 Ary hoy Izy taminy, Indro, raha miditra any an-tanàna hianareo, hisy lehilahy hihaona aminareo, mitondra siny fantsakandrano; manaraha azy ho any an-trano izay hidirany.
11 Ary hianareo hilaza amy ny tompontrano, Izany no lazainy ny Mpampianatra aminao, Aiza ny trano izay hihinanako ny pasaka miaraka amy ny mpianatro?
12 Ary izy hanoro anareo trano miefitra ambony izay malalaka voa temitra: any no amboary.
13 Dia nandeha izareo, ka nahita araky izay no lazainy taminy; dia namboatry ny pasaka izareo.
14 Ary raha tonga ny fotoana, dia nipetra-nihinana Izy, ambany ny apositoly roa amby ny folo lahy.
15 Ary hoy Izy taminy, Naniry koa raha naniry Aho hihinana itoy pasaka itoy aminareo, dieny tsy mbola miaritra Aho:
16 F' Izaho milaza aminareo, Izaho tsy mba hihinany izany intsony, ambara-pahavitany izany eo amy ny fanjakan' Andriamanitra.
17 Ary Izy nandray ny kapoaka, dia nisaotra, ka nanao hoe, Raiso itoy, ka zarao eo aminareo:
18 F' Izaho milaza aminareo, Izaho tsy hisotro ny vokatry ny tahom-boaloboka intsony, mandra-pihiaviny ny fanjakan' Andriamanitra.
19 Ary Izy nandray ny mofo, dia nisaotra, dia no vakiny, dia nomeny azy, ka hoy Izy, Itoy no tenako izay nomeny hisolo anareo: itoy no hatao hahatsiaro Ahy.
20 Ary araky izany koa ny kapoaka, rehefa nisakafo Izy, dia nanao hoe, Itoy kapoaka itoy no fanekena vaovao amy ny rako, izay alatsaka hisolo anareo.
21 Ary, indro, ny tànany izay hamadikia Ahy ato amiko ambony ny latabatra.
22 Ary ny Zanak'olona mandeha tokoa, araky izay no tendrena; fa mahita loza lehy olona izay mamadikia Azy!
23 Ary izareo vao nifanontany, iza no eo aminy tokoa ho sahy hanao izany.
24 Ary izareo nifanditra koa, iza no eo aminy no hatao ho lehibe indrindra.
25 Ary hoy Izy taminy, Ny mpanjaky ny Eteny mampanompo azy, ary ny mpanapaka azy, no hatao hoe mpanao-soa.
26 Fa tsy mba toy izany hianareo: f'izay lehibe indrindra eo aminareo, no hatao toy ny zandry; ary izay mifehy, no *hatao* toy ny mpanompo.
27 Ary iza no lehibe indrindra, izay mipetra-mihinana, sa izay manompo? tsy izay mipetra-mihinana va? f' Izaho mitoetra eo aminareo toy izay manompo.
28 Fa hianareo no naharitra hanaraka Ahy amy ny fakam-panahiko.
29 Ary toy ny nanendreny ny Raiko Ahy fanjakana, no anendreko ho anareo,
30 Hihinana sy hisotro ny eo ambony ny latabatro eo amy ny fanjakako; ary hianareo

hipetraka eo ambony ny lapa, hitsara ny
firenena roa amby ny folo any Isiraely.
31 Ary hoy ny Tompo, Ry Simôna, ry
Simôna, indro, i Satana efa nitady anareo,
mba hikorokoro anareo toy ny vary:
32 Ary Izaho nangataka ho anao, mba
tsy ho diso ny finoanao: ary raha ampibe-
bahiny hianao, dia ampaherezo ireo rahala-
hinao ireo.
33 Ary hoy izy taminy, Tompoko, izaho
mba hanaraka Anao, na ho any au-trano-
maizina, na ho any amy ny fahafatesana
aza.
34 Ary hoy Izy, Izaho milaza aminao, ry
Petro, ny akoho tsy haneno anio, aloha no
hataonao intelo hoe fa tsy fantatrao Aho.
35 Ary hoy Izy taminy, Raha naniraka
anareo Aho tsy manana kitapom-bola, na
kitapom-batsy, na kapa, nila zavatra va
hianareo? Ary hoy izareo, Tsia.
36 Dia hoy Izy taminy, Fa ankehitriny,
izay manana kitapom-bola, aoka ho entiny;
ary toy izany koa, *izay manana* kitapom-
batsy: ary izay tsy mana-tsabatra, aoka
hamidiny ny lambany, ka hividy izany.
37 F' Izaho milaza aminareo, Izany no
soratany hoe, tsy maitsy ho hefainy anatiko,
" Ary Izy no nisainy teo amy ny mpanota:"
fa ho tanteraka izay teny milaza Ahy.
38 Ary hoy izareo, Tompoko, indro, *misy*
sabatra roa eto. Ary hoy Izy taminy,
Aoky izay.
39 Ary Izy nivoaka, ka nandeha araky ny
fanaony, hankany an-tendrombohitr' Oliva,
ary ny mpianany koa nanaraka Azy.
40 Ary raha vao tonga taminy izany fitoe-
ran' izany, dia hoy Izy taminy, Mivavaha
hianareo, mba tsy hidiranareo amy ny fa-
kam-panahy.
41 Ary Izy niala teo aminy, tokony ho
tora-bato, dia nandohalikia, dia nivavaka,
42 Ka nanao hoe, Raiko, raha sitrakao ha-
nesotra amiko itoy kapoaka itoy,——; nefa
tsy ny sitra-poko, fa aoky ny Anao no hatao.
43 Ary anjely any an-danitra niseho teo
aminy, hampahery Azy.
44 Ary raha fadiranovana, dia nivava-
ka mafimafy kokoa Izy: ary ny dininy
latsaka tamy ny tany tahaky ny ra mitete
be.
45 Ary nony nitsangana rehefa nivavaka
Izy, dia nankeo amy ny mpianany, ka na-
hita azy matory an-kalahelo,
46 Ary hoy Izy taminy, Nahoana no ma-
tory hianareo? Mitsangàna, ka mivava-
ha, mba tsy hidiranareo amy ny fakam-
panahy.
47 Ary raha mbola miteny Izy, indro ny
olona maro, ary izay atao hoe, Ioda, anan-
kiray amy ny roa amby ny folo lahy,
dia nandeha nialoha azy, ka nanatona any
Iesio hanoroka Azy.
48 Fa hoy Iesio taminy, Ry Ioda, fano-
rohana va no amadihianao ny Zanak'
olona?
49 Ary izay nanodidina Azy, raha nahita
izay zavatra ho avy, dia hoy izareo taminy,
Tompoko, hamely amy ny sabatra v' iza-
hay?
50 Ary ny anankiray eo aminy, dia ni-
kiapa ny mpanompony ny mpisorona be, ka
no tapahiny ny sofiny ankavanana.
51 Ary Iesio namaly ka nanao hoe, Man-
defera ambarak' ankehitriny izany. Ary
Izy nanendry ny sofiny, ka nahasitrana azy.
52 Ary hoy Iesio tamy ny mpisorona be
sy ny mpandraharaha amy ny tempoly,
ambany ny loholona izay tonga teo aminy,
Mivoaka va hianareo mitondra sabatra aman-
tehina tahaky ny mpitana mpangalatra?
53 Raha taminareo teo amy ny tempoly
isan' andro Aho, tsy naninji-tànana tamiko
hianareo: f' itoy ny fotoanareo, sy ny he-
riny ny maizina.
54 Ary izareo nitana Azy, dia nitarikia,
ka nitondra Azy ho any an-tranony ny
mpisorona be. Ary Petro nanaraka eny
lavidavitr' eny.
55 Ary raha namelon' afo teo anatiny ny
trano lehibe izareo, dia niara-nipetraka iza-
reo, dia nipetraka teo afovoany kosa i Petro.
56 Fa ankizi-vavy anankiray nony nahita
azy mipetraka eo anilany ny afo, dia nan-
dinikia azy, ka nanao hoe, Ilehio kosa
nomba Azy.
57 F' izy nandà Azy, ka nanao hoe, Ra-
vehivavy, tsy fantatro Izy.
58 Ary vetivety foana, rehefa afak' izany,
ny hafa koa nahita azy, ka nañao hoe, Hia-
nao kosa mba namany ireny. Ary Petro
nanao hoe, Ralehilahy, tsy mba izy aho.
59 Ary rehefa tokony ho ora iray, ny
hafa koa dia niteny mafy, ka nanao hoe,
Ilehio nomba Azy marin-tokoa; fa olon-
Galilaia izy.
60 Ary hoy Petro, Ralehilahy, tsy fanta-
tro izay teninao. Ary miarakaminizay, raha
vao niteny izy, dia naneno ny akoho.

61 Ary ny Tompo nitodikia, dia nijery
any Petro. Ary Petro nahatsiaro ny te-
niny ny Tompo, izay no lazainy taminy
hoe, Dieny tsy mbola maneno ny akoho,
dia handà Ahy intelo hianao.
62 Ary Petro nivoaka, dia nitomany in-
drindra.
63 Ary ny olona izay nitana any Iesio,
dia naneso, ka nikiapoka Azy:
64 Ary rehefa nanjambena Azy izareo,
dia namely ny tavany, dia nanontany Azy,
ka nanao hoe, Maminania, iza no namely
Anao?
65 Dia nanompa izareo, ka niteny zava-
maro hafa koa hanohitra Azy.
66 Ary raha vao nazava ny andro, dia
niangona ireo loholona sy mpisorona be
ambany mpanoratra, dia nitondra Azy tany
amy ny Sonedrio izareo, ka nanao hoe,
67 Hianao v' i Kiraisity? lazao aminay.
Ary hoy Izy taminy, Raha ho lazaiko ami-
nareo, tsy hino hianareo:
68 Fa raha hanontany kosa Aho, tsy
hamaly Ahy, na handefa *Ahy* hianareo:
69 Rahatrizay ny Zanak'olona hipetraka
eo amy ny tànan' ankavanany ny herin'
Andriamanitra.
70 Ary hoy izy rehetra, Dia Zanak' An-
driamanitra va Hianao? Ary hoy Izy
taminy, Hianareo manao hoe, f' Izaho no
Izy.
71 Ary hoy izareo, K' inona no hilanay
vavolombelona intsony? f' efa renay tamy
ny vavany.

## TOKO XXIII.

Ary ny olona maro rehetra nitsangana,
ka nitondra Azy ho any aminy Pilato.
2 Dia vao niampanga Azy izareo, ka na-
nao hoe, Izahay nahita ilehity mampiodiny
ny firenena, ka mandrara handoa hetra ho
any Kaisara, manao hoe f' Izy hiany no i
Kiraisity mpanjaka.
3 Ary Pilato nanontany Azy, ka nanao
hoe, Hianao va no mpanjaky ny olon-Io-
daia? Ary Izy namaly azy, ka nanao hoe,
Voa lazanao.
4 Hoy Pilato taminy ireo mpisorona be sy
ny olona maro, Tsy hitako izay heloky io
lehilahy io.
5 Dia mainkia tezitra izareo, ka nanao
hoe, Izy nampiodiny ny olona, mampianatra
mitety ny tany Iodaia rehetra, dia nanom-
boka hatrany Galilaia ka hatraty.
6 Raha nandre any Galilaia i Pilato, dia
nanontany hoe, na olon-Galilaia v' io lehi-
lahy io?
7 Ary rehefa nahalala izy fa momba ny
fanapahany Herôda Izy, dia nampitondra
Azy ho any aminy Herôda, fa nitoetra
tany Ieriosalema hiany izy taminy izany
andro izany.
8 Ary faly dia faly Herôda, raha nahita
any Iesio; fa naniry ela hahita Azy izy,
satria nandre Azy nanao zavatra maro: ary
izy nanantena hahita Azy manao fahaga-
gana.
9 Ary izy nanontany Azy teny maro;
f' Izy tsy namaly teny azy.
10 Ary ireo mpisorona be ambany mpa-
noratra nijanona teo, dia nitompo-teny fa-
tatra hiampanga Azy.
11 Ary Herôda ambany ny miaramilany
nanaratsy Azy, dia naneso *Azy*, dia nam-
piomana Azy tamy ny lamba soa, ka nam-
pitondra Azy ho any aminy Pilato indray.
12 Ary taminy izany andro izany dia
nisakaiza i Pilato sy Herôda: kandrefa
nifandrafy izy roa lahy talohany izany.
13 Ary rehefa nasainy Pilato ho voriny
ireo mpisorona be ambany mpanapaka, sy
ny olona,
14 Dia nanao taminy hoe izy, Hianareo efa
nitondra io lehilahy io ho aty amiko, toy
izay mampiodiny ny olona: ary, indro, efa
nanadina Azy teo anatrehanareo aho, ka
tsy hitako izay heloky io lehilahy io aminy
izay iampanganareo Azy.
15 Tsia, na dia Herôda aza: f' izaho na-
niraka anareo ho any aminy; ary, indro,
tsy mbola nanao izay tokony hahafaty Izy.
16 Koa hanariko Izy, dia halefako.
17 Fa tsy maitsy nandefa ny anankiray
ho azy amy ny fandroana izy.
18 Ary izy rehetra niara-niantso, ka na-
nao hoe, Vonoy io lehilahy io, ka alefao i
Baraba ho anay:
19 (Izy no nasiany teo an-trano-maizina
noho ny fiodinana natao teo an-tanàna,
sy ny olona no vonoina.)
20 Ary Pilato tahandefa any Iesio, dia
niteny taminy indray izy.
21 F' izareo niantso, ka nanao hoe, Hom-
boy, homboy amy ny hazo-fijaliana Izy.
22 Ary hoy izy taminy intelo, Nahoana,
inona no ratsy nataony? tsy hitako izay



 

heloka tokony hahafaty Azy: koa hana-
riko Izy, dia halefako.
23 Dia niantso mafy tamy ny feo mahery
izareo, ka nangataka hanomboany Azy amy
ny hazo-fijaliana. Ary nahery ny feony
ny olona sy ireo mpisorona be.
24 Ary Pilato nandidy hanao izay nanga-
tahiny ireny.
25 Ary izy nandefa ho any ny olona ilehy
nasiany teo an-trano-maizina noho ny fio-
dinana sy ny olona no vonoina; f' izy no
nangatahiny; ary izy nanolotra any Iesio
ho amy ny sitra-pony.
26 Ary raha nitondra Azy izareo, dia
nitana any Simôna any Koreny, avy any
an-tsaha, ka nampitondra azy ny hazo-fija-
liana hanaraka any Iesio.
27 Dia nanaraka Azy ny olona maro be,
ambany ny vehivavy izay nalahelo sy nito-
many Azy.
28 Ary Iesio nitodikia ho aminy, ka na-
nao hoe, Zanaka-vavy any Ieriosalema,
aza mitomany Ahy hianareo, fa mitomania
ny tenanareo, sy ny zanakareo.
29 Fa, indro, avy ny andro izay hilazany
hoe, Finaritra ny momba, sy ny kibo izay
tsy niteraka, ary ny nono izay tsy nino-
noan-jaza.
30 Dia vao hilaza amy ny tendrombohi-
tra izareo hoe, Mianjera aminay; ary amy
ny havoana, Sarony izahay.
31 Fa raha ataony izany ny hazo maitso,
hatao ahoana ny maina?
32 Ary nisy roa lahy hafa koa dia olon-
dahy, nentiny hiaraka aminy ho vonoiny.
33 Ary izareo raha vao tonga tamy ny
fitoerana izay atao hoe, i Karan-doha, tany
no namonoany Azy, ambany ny olon-
dahy, ny anankiray teo amy ny ankava-
nany, ary ny anankiray teo amy ny anka-
viany.
34 Ary Iesio nanao hoe, Raiko, mamelà
ny helony, satria tsy mahalala izay ataony
izareo. Dia nizara ny lambany izareo, ka
nanao filokany *izany*.
35 Ary ny olona izay nijanona teo dia
nijery. Ary ny mpanapaka kosa momba
azy dia naneso, ka nanao hoe, Izy namonjy
ny sasany; aoky Izy hamonjy ny tenany,
raha Izy no i Kiraisity, no fidin' Andria-
manitra.
36 Ary ny miaramila kosa naneso Azy,
dia nankeo, ka nanome Azy vinigera.
37 Ary hoy izareo, Raha Hianao no
mpanjaky ny olon-Iodaia, vonjeo ny tena-
nao.
38 Ary nisy soratra izay no soratany teo
amboniny, manao teny Girikia, sy Rôma,
ary Hebirio, hoe, ITOY NO MPAN-
JAKY NY OLON-IODAIA.
39 Ary lehy olon-dahy anankiray izay
nahantony teo, dia naneso Azy, ka nanao
hoe, Raha Hianao no i Kiraisity, vonjeo ny
tenanao sy izahay.
40 Ary ny anankiray namaly, dia nana-
natra azy, ka nanao hoe, Tsy matahotra
an' Andriamanitra va hianao, satria hianao
miaritry izao fampijalian' izao?
41 Ary isikia no *mijaly* marina; f' isikia
mandray ny niendrehany ny asantsikia:
f' itoy lehilahy itoy tsy mbola diso na kely
akory.
42 Ary hoy izy taminy Iesio, Tompoko,
tsarovy aho, raha tonga eo amy ny fanja-
kanao Hianao.
43 Ary hoy Iesio taminy, Izaho milaza
aminao marin-tokoa, Anio no hihaonanao
amiko any Paradeiso.
44 Ary raha omby amy ny ora fahenina,
dia maizina ny tany rehetra hatramy ny ora
fahasivy.
45 Ary maizina ny masoandro, ka triatra
mitsatsa ny fisaronany ny tempoly.
46 Ary Iesio niantso tamy ny feo mahery,
ka nanao hoe, Raiko, eo an-tànanao no
hatolotro ny fanahiko: ary rehefa nilaza
izany Izy, dia niala-aina Izy.
47 Ary raha hitany ny ambonin-jato izay
nataony, dia nankalaza an' Andriamanitra
izy, ka nanao hoe, Marina io lehilahy io,
dia marin-tokoa.
48 Ary ny olona rehetra izay niangona
hijery izany fahitan' izany, raha nandinikia
izay nataony, dia nikapo-tratra izareo, ka
niverina.
49 Ary ny olom-pantany rehetra, sy ny
vehivavy izay nanaraka Azy avy tany Ga-
lilaia, dia nijanona eny lavitr' eny, mijery
izany zavatr' izany.
50 Ary, indro, nisy lehilahy atao hoe, Iôsefa,
mpitsara, dia lehilahy tsara ka marina izy.
51 Izany lehilahy izany tsy naneky ny
saina, sy ny asany ny sasany; avy any Ari-
mataia izy, tanàny ny olon-Iodaia; ary
izy niandry ny fanjakan' Andriamanitra.
52 Izany lehilahy izany dia nankeo
aminy Pilato, ka nangataky ny fatiny Iesio.
53 Ary izy nampidiny izany, ka no fono-

siny hariry madinikia, dia naleviny teo amy ny fasana no lavahana tamy ny vatolampy, izay tsy mbola nandevenan'olona.
54 Ary izany andro izany no fanamboarana, ary efa akeky ny sabata.
55 Ary ny vehivavy kosa izay nomba Azy avy tany Galilaia dia nanaraka teo aoriana, ka nijery ny fasana, sy ny fametrahany ny fatiny.
56 Ary izareo niverina, dia namboatra zava-manitra sy menaka soa; dia nitsahatra tamy ny sabata araky ny lalàna izareo.

## TOKO XXIV.

Ary maraina koa tamy ny andro voalohany amy ny herinandro, dia nankany amy ny fasana izareo, mitondra ny zava-manitra namboariny, ambany ny sasany izay nomba azy.
2 Ary izareo nahita ny vato nakodiadiany hiala amy ny fasana.
3 Ary niditra, fa tsy nahita ny fatiny ny Tompo Iesio izareo.
4 Ary raha very hevitra taminy izany izareo, indro, nisy roa lahy nijanona teo anilany, ka nanelatrelatra ny fitafiany:
5 Ary natahotra izareo, ka niankohoka, dia hoy izy roa lahy taminy, Nahoana no tadiavinareo ny velona ao amy ny maty?
6 Tsy ato Izy, f' efa nitsangana Izy: tsarovy ny teny izay nataony taminareo, raha mbola tany Galilaia Izy,
7 Manao hoe, Ny Zanak'olona tsy maitsy hatolotra an-tànany ny mpanota, ka homboany amy ny hazo-fijaliana, dia hitsangana indray amy ny hateloan' andro Izy.
8 Dia nahatsiaro ny teniny izareo.
9 Ary niverina niala tamy ny fasana izareo, dia nilaza izany rehetr' izany tamy ny iraikia amby ny folo lahy ambany ny sisa rehetra izareo.
10 I Maria any Magidala, sy Iôanina, ary Maria, *reniny* Iakôbo, ambany ny vehivavy sasany izay nomba azy, no nilaza izany tamy ny apositoly.
11 Ary ny teniny nataony ho arirarira foana, fa tsy nino azy izareo.
12 F' i Petro nitsangana, dia nihiazakazaka ho any amy ny fasana; ary izy niondrikia, ka nahita ny lambam-paty hiany no mipetraka eo; dia niala izy, ka talanjona noho ny-zavatra izay efa tonga teo.
13 Ary, indro, nisy roa lahy aminy ireny nandeha taminy izany andro izany hankany am-bohitra, izay atao hoe, i Emao, manalavitra any Ieriosalema tokony imbalo-mamasa-bary.
14 Dia niresaky izay zavatra rehetra efa nanjo izareo.
15 Ary, raha niresaka ka nifanontany izareo, dia nanakeky Iesio, ka nandeha niaraka taminy.
16 Fa ny masony no hazoniny mba tsy hahafantarany Azy.
17 Ary hoy Izy taminy, Manao ahoana izao firesaka izay ataonareo izao, raha mandeha, ka malahelo tarehy hianareo?
18 Ary ny anankiray, izay atao hoe i Kileopa, namaly, ka nanao taminy hoe, Hianao hiany va no vahiny aty Ieriosalema, ka tsy fantatrao izay zavatra vao tonga taminy izao andro izao teo?
19 Ary hoy Izy taminy, Inona izany? Ary hoy izareo taminy, Ny aminy Iesio any Nazareta, mpaminany tsi-toha tamy ny asa sy ny teny teo anatrehan'Andriamanitra, sy ny olona rehetra:
20 Ary ahoana no nanolorany ireo mpisorona be ambany mpanapaka anay, hamelohany Azy ho vonoina, sy hanomboany Azy amy ny hazo-fijaliana.
21 Ary izahay natoky f' Izy no hanavotra any Isiraely: kandrefa izany rehetr' izany, anio ny andro fahatelo hatrizay nahatongavany izany.
22 Eny, ary vehivavy sasany kosa izay namanay, nampahatalanjona anay, izay nankany amy ny fasana maraina koa,
23 Ary raha tsy nahita ny fatiny, dia tonga izareo, ka nanao hoe, f' efa hitany fisehoan' anjely sasany, izay nanao hoe, fa velona Izy.
24 Ary ny namanay sasany nankany amy ny fasana, dia nahita araky izay no lazainy ny vehivavy: f' Izy no tsy hitany.
25 Ary hoy Izy taminy, Adala hianareo, ka malain-kahazoam-po izay rehetra no lazainy ny mpaminany:
26 Tsy maitsy hiaritry izany v' i Kiraisity, ka hiditra any amy ny voninahiny?
27 Ary vao hatraminy Môse sy ny mpaminany rehetra, no nambarany azy, izay rehetra nilazany ny Soratra *Masina* Azy.
28 Ary izareo nanakeky ny vohitra, izay efa halehany izy roa lahy: ary Izy nanao toa handeha lavidavitra kokoa.

29 F' izareo nanery Azy, ka nanao hoe,
Mitoera aty aminay: f' efa ho hariva, ka
lasan-davitra ny andro. Dia niditra hitoe-
tra eo aminy Izy.
30 Ary raha niara-nipetraka teo aminy Izy,
dia nandray ny mofo, dia nisaotra Izy, ka
namaky, dia nanome azy.
31 Dia nahiratra ny masony, ka nahalala
Azy izareo; dia nihielina Izy, ka tsy hitany.
32 Dia nifampilaza izareo, Tsy nangora-
koraka va ny fontsikia, raha niresaka tamin-
tsikia teny an-dàlana Izy, ka nampianatra
antsikia ny Soratra *Masina*?
33 Dia niaingia izareo taminy izany ora
izany, dia niverina ho any Ieriosalema, ka
nahita fa tafangona ny raikia amby ny folo
lahy, ambany izay nomba azy,
34 Izay nanao hoe, Efa nitsangana marin-to-
koa ny Tompo, k' efa niseho taminy Simôna.
35 Ary izareo nilaza izay efa tonga teny
an-dàlana, sy ny nahafantarany Azy tamy
ny fandidiany ny mofo.
36 Ary raha niteny izany izareo, dia ni-
janona Iesio teo afovoany, ka nanao taminy
hoe, Fihiavanana ho anareo.
37 Dia taitra ka natahotra izareo, fa
nataony fa nahita matoatoa izareo.
38 Ary hoy Izy taminy, Nahoana no tai-
tra hianareo? ka nahoana no beahiny ny
fonareo?
39 Izahao ny tànako aman-tongotro f'
Izaho no Izy: tsapao Aho, ka jereo, fa
matoatoa tsy mba mana-nofo aman-taolana,
tahaky ny ahitanareo ny ananako.
40 Ary raha vao niteny izany Izy, dia
naneho azy ny tànany sy ny tongony.
41 Kanefa tsy mbola nino izareo noho ny
hafaliana, ka talanjona izareo; dia hoy Izy
taminy, Manan-kanina aty va hianareo?
42 Ary izareo nanome Azy antsasa-kazan-
drano natonony, aman-toho-tantely.
43 Ary Izy nandray, dia nihinana teo
anatrehany.
44 Ary hoy Izy taminy, Izany no teny
izay no lazaiko taminareo, dieny mbola teo
aminareo Aho, fa tsy maitsy ho tanteraka
izay rehetra nanoratany Ahy teo amy ny la-
làny Môse, sy ny mpaminany, ary ny Salimo.
45 Dia nameraky ny sainy izy roa lahy
hahalala ny Soratra *Masina* Izy.
46 Ary hoy Izy taminy, Izany no soratany,
ary izany no iendrehany Kiraisity hiaritra,
ka hatsangana amy ny maty nony hateloan'
andro;
47 Ary mba ho toriny fibebahana sy
famelan-keloka noho ny anarany, dia amy
ny firenena rehetra, manomboka ato Ierio-
salema.
48 Ary hianareo no vavolombelony izany.
49 Ary, indro, Izaho mampitondra ny
teny nomen-DRaiko ho anareo: fa mitoera
ato an-tanàna Ieriosalema mandra-panoma-
ny anareo amy ny hery avy amy ny Avo.
50 Ary Izy nitondra azy hatramy Betania,
dia nanangany ny tànany, ka nitahy azy.
51 Ary raha nitahy azy Izy, dia nandao
azy, ka nakariny ho any an-danitra.
52 Ary izareo nitsaoka Azy, ka niverina
ho any Ieriosalema, koa faly indrindra.
53 Ary izareo nitoetra isan'andro teo amy
ny tempoly, midera, ka mankalaza an'An-
driamanitra. Amena.

---

# NY FILAZANTSARA

NO SORATANY

# IÔANA.

## TOKO I.

HATRAMY ny taloha ny Teny, ary ny Teny
tamin' Andriamanitra, ary ny Teny dia An-
driamanitra.
2 Izany dia tamin'Andriamanitra hatramy
ny taloha.
3 Izy no nanisiany ny zavatra rehetra; ary
raha tsy Izy tsy nisy nanisiany izay na-
siany.
4 Izy nanana fiainana; ary ny fiainana
no nahazava ny olona.
5 Ary ny mazava mahazava eo amy ny
maizina; fa ny maizina tsy nahasarony izany.

6 Nisy lehilahy nirahin' Andriamanitra,
Iôana no anarany.
7 Izy tonga ho fanambarana, hanambara
ny Mazava, mba ho fampinoany ny olona
rehetra.
8 Tsy izy izany Mazava izany, fa *nira-
hiny* hanambara ny Mazava.
9 Izy no Mazava marina, izay avy aminy
izao tontolo izao, ka mahazava ny olona
rehetra.
10 Izy teo aminy izao tontolo izao, ary
Izy no nanisiany izao tontolo izao, ary
izao tontolo izao tsy nahalala Azy.
11 Tonga tany amy ny Azy Izy, fa ny Azy
tsy mba nandray Azy.
12 F' izay nandray Azy nomeny ny hery
ho tonga zanak' Andriamanitra, dia izay
nino ny anarany:
13 Izay tsy natera-dra, na sitra-pony ny
nofo, na sitra-pony ny olona, fa Andriama-
nitra.
14 Ary ny Teny nataony ho nofo, ary Izy
nonina tamintsikia, (ary izahay nahita ny
voninahiny, dia ny voninahitra tahaky ny
any ny Lahi-tokan'atera-DRay,) feno fa-
hasoavana sy fahamarinana.
15 Iôana nanambara Azy, dia niantso, ka
nanao hoe, Izy no ilehy nilazako hoe, Izay
avy ao aoriako mihoatra ahy lavitra: fa
talohako Izy.
16 Ary efa nandray tamy ny fahafenony
isikia rehetra, dia fahasoavana ampiany
fahasoavana.
17 F' i Môse no nanomezany ny lalàna,
f' Iesio Kiraisity no nitondrany ny fahasoa-
vana sy ny fahamarinana.
18 Tsy nisy nahita an' Andriamanitra
na indrai-mandeha akory; fa ny Lahi-to-
kana, Izay eo an-tratran-DRay, no na-
nambara Azy.
19 Ary izany no fanambarany Iôana,
raha ny olon-Iodaia no naniraky ireo mpiso-
rona, sy olon-Devy, avy tany Ieriosalema,
mba hanontany azy, Iza moa hianao?
20 Ary izy naneky, ka tsy nandà, fa hoy
ny fanekiny, Tsy izaho no i Kiraisity.
21 Ary izareo nanontany azy hoe, F' iza?
Hianao v' i Elia? Ary hoy izy, Tsy izy
aho. Hianao v' ilehy mpaminany? Ary
izy namaly, Tsia.
22 Ary hoy izareo taminy, Iza moa hia-
nao? Mba hitondranay teny hamaly izay
naniraka anay. Iza no ataonao tena?
23 Izy nanao hoe, "Ny feony ny ananki-
ray miantso any an-efitra" aho, "Ahitsio ny
làlany Iehôvah," araky izay no lazainy
Esaia mpaminany.
24 Ary Farisaio ireny izay no nirahiny;
25 Ary izareo nanontany azy, ka nanao
taminy hoe, Nahoana hianao no manao-
batisa, raha tsy hianao no i Kiraisity, na i
Elia, na ilehy mpaminany?
26 Iôana namaly azy, ka nanao hoe,
Izaho manao-batisa amy ny rano: fa misy
anankiray mijanona eo aminareo, Izay tsy
fantatrareo;
27 Izy no ilehy avy ao aoriako Izay nia-
loha ahy: ka tsy tokony hamaha ny fehin-
kiapany aza aho.
28 Izany zavatr' izany nataony tany Be-
tabara any an-dafiny Iôridany, izay nana-
vany Iôana batisa.
29 Nony ampitso, dia nahita any Iesio
manatona azy Iôana, dia hoy izy, Indro
ny Zanak'ondrin'Andriamanitra, izay ma-
nesotry ny fahotany izao tontolo izao!
30 Izy no ilehy nilazako, Misy lehilahy
avy ao aoriako, izay mihoatra ahy lavitra:
fa talohako Izy.
31 Ary tsy nahalala Azy aho: fa mba
hasehony aminy Isiraely, izany no nihia-
viako hanao-batisa amy ny rano.
32 Ary Iôana nanambara, ka nanao hoe,
Izaho nahita ny Fanahy midina avy any
an-danitra manahaka voromailala, dia nipe-
traka teo amboniny Izy.
33 Ary tsy nahalala Azy aho: f' Izay
naniraka ahy hanao-batisa amy ny rano, no
nilaza tamiko, Izy, izay ho hitanao ny
Fanahy midina ka mitoetra eo amboniny,
no manao-batisa amy ny Fanahy Masina.
34 Ary izaho nahita, ka nanambara f' ile-
hio no Zanak'Andriamanitra.
35 Nony ampitso indray, dia nijanona
Iôana sy ny mpianany roa lahy;
36 Ary izy nijery any Iesio raha nandeha
Izy, dia nanao hoe, Indro ny Zanak'ondrin'
Andriamanitra!
37 Ary ny mpianatra roa lahy, rehefa nan-
dre azy miteny, dia nanaraka any Iesio.
38 Ary Iesio nitodikia, dia nahita azy ma-
naraka, ka hoy Izy taminy, Inona no ta-
diavinareo?
39 Ary hoy izareo taminy, Raby, (izay
atao hoe, raha adikia, Mpampianatr' ô,)
aiza Hianao no mitoetra?
40 Hoy Izy taminy, Avia, k' izahao.
Lasa izareo dia nizaha izay nitoerany,

ka nitoetra teo aminy, izay andro izay; f' efa ho ora fahafolo izay.
41 I Andrea rahalahiny Simôna Petro, anankiray aminy izy roa lahy, izay nandre any Iôana, dia nanaraka Azy.
42 Voalohany izy nahita any Simôna rahalahiny, ka hoy izy taminy, Izahay efa nahita any Mesia, (izay atao hoe, raha adikia, i Kiraisity.)
43 Ary izy nitondra azy ho any aminy Iesio. Ary Iesio, raha nahita azy, dia nanao hoe, Hianao i Simôna zanaky Iôna; hianao hataony hoe i Kifa; (izay atao hoe, raha adikia, i Vato.)
44 Nony ampitso, dia tia hankany Galilaia Iesio, dia nahita any Filipo, ka hoy Izy taminy, Manaraha Ahy.
45 Ary Filipo, dia olon-Betisaida tanànany Andrea, sy Petro.
46 I Filipo nahita any Natanaela, ka hoy izy taminy, Izahay efa nahita izay nanoratany Môse teo amy ny lalàna, sy ny mpaminany, dia Iesio any Nazareta, zanaky Iôsefa.
47 Ary hoy Natanaela taminy, Misy zava-tsoa mety avy any Nazareta va? Dia hoy Filipo taminy, Avia, k' izahao.
48 Iesio nahita any Natanaela manatona Azy, dia nilaza azy Izy, Indro, olon-Isiraely marin-tokoa, izay tsy misy fitaka.
49 Hoy Natanaela taminy, Aiza no ahafantaranao ahy? Iesio namaly, ka nanao taminy hoe, Dieny tsy mbola niantso anao i Filipo, Izaho nahita anao, raha nitoetra teo ambany ny hazo voara hianao.
50 I Natanaela namaly, ka nanao taminy hoe, Mpampianatr' ô, Hianao no Zanak' Andriamanitra; Hianao no mpanjaky ny olon-Isiraely.
51 Iesio namaly, ka nanao taminy hoe, Sangy nilaza taminao Aho, Nahita anao Aho teo ambany ny hazo voara, va no inoanao? Hianao hahita zavatra mihoatra lavitra noho izany.
52 Ary hoy Izy taminy, Izaho milaza aminareo marina dia marin-tokoa, Rahatrizay ho hitanareo ny lanitra misokatra, ary ny anjelin' Andriamanitra miakatra sy midina ambony ny Zanak'olona.

## TOKO II.

Ary nisy fampakaram-bady tamy ny andro fahatelo tany Kana any Galilaia: ary teo ny reniny Iesio.
2 Ary Iesio ambany ny mpianany nampiandranoiny ho any amy ny fampakarambady.
3 Ary rehefa lany ny divay, hoy ny reniny Iesio taminy, Tsy manan-divay izareo.
4 Hoy Iesio taminy, Ravehivavy, maninona Ahy hianao? tsy mbola tonga ny fotoako.
5 Hoy ny reniny tamy ny mpanompo, Atavy izay ho lazainy aminareo.
6 Ary nisy sini-vato enina napetraka teo, mahalany rano vata roa na telo, araky ny fahadiovany ny olon-Iodaia.
7 Hoy Iesio taminy, Fenoy rano ny siny. Dia nameno izany izareo, hatramy ny molony.
8 Ary hoy Izy taminy, Tovozy ankehitriny, ka ento ho any amy ny tompony ny fanasana. Dia nentiny.
9 Raha nanandrany ny rano nody divay ny tompony ny fanasana, (fa tsy nahalala izay nihiaviany izy; fa ny mpanompo izay nanovo ny rano no nahalala:) ny tompony ny fanasana niantso ny mpampaka-bady,
10 Ka hoy izy taminy, Ny olon-drehetra manome ny divay tsara voalohany; ary rehefa nisotro be ny olona, dia vao ny ratsiratsy kokoa: *fa* hianao kosa nitahiry ny divay tsara ambarak'ankehitriny.
11 Izany no fahagagana voalohany nataony Iesio tany Kana any Galilaia, ka nasehony ny voninahiny; ary nino Azy ny mpianany.
12 Rehefa afak' izany, dia nidina hankany Kaperinaomy Izy, ambany ny reniny, sy ny rahalahiny, ary ny mpianany: fa tsy nitoetra ela teo Izy.
13 Ary efa akeky ny pasaky ny olon-Iodaia, dia niakatra ho any Ieriosalema Iesio,
14 Ka nahita teo amy ny tempoly, ny mpivarotr' omby aman' ondry, ambany voromailala, ary ny mpanakalo vola mipetraka eo:
15 Ary Izy nanao kotopia tamy ny tady madinikia, dia nandroaka azy rehetra hiala amy ny tempoly, ambany ny ondry sy ny omby; dia naidiny ny volany ny mpanakalo, ka nazerany ny latabatra;
16 Ary hoy Izy tamy ny mpivaro-boromailala, Avoahy ireo zavatr' ireo, aza manao trano fivarotana ny tranon-DRaiko.
17 Ary ny mpianany nahatsiaro, fa voa soratra hoe, "Ny fitiavany ny tranonao nandany ahy."

18 Ary ny olon-Iodaia namaly, ka na-
nao taminy hoe, Inona no famantarana
asehonao aminay, fa Hianao no manao iza-
ny zavatr' izany ?
19 Iesio namaly, ka nanao taminy hoe,
Ravao io tempoly io, ary Izaho hananganу
izany indray amy ny hateloan' andro.
20 Ary hoy ny olon-Iodaia, Enina amby
efa-polo taona no nanangananу io tempoly
io, dia hanangany izany amy ny hateloan'
andro va Hianao ?
21 F' Izy niteny ny tempoliny ny te-
nany.
22 Ary rehefa nitsangana tamy ny maty
Izy, dia nahatsiaro ny mpianany f' efa ni-
laza izany taminy Izy : ary izareo nino ny
Soratra *Masina,* sy ny teny izay no lazainy
Iesio.
23 Ary raha tany Ieriosalema Izy, tamy
ny fandroany ny pasaka, maro no nino ny
anarany, raha nahita ny fahagagana izay
nataony.
24 F' Iesio tsy natoky azy, f' Izy naha-
lala ny olona rehetra.
25 Ary tsy nila olona hanambara olona
Izy: f' Izy nahalala izay teo am-pon' olona.

## TOKO III.

Ary nisy lehilahy anankiray avy amy ny
Farisaio, ny anarany hoe, i Nikodimo, mpa-
napaka amy ny olon-Iodaia.
2 Izy nankeo aminy Iesio nony alina, ka
nanao taminy hoe, Mpampianatr' ô, fanta-
tray, fa mpampianatra avy tamin' Andria-
manitra Hianao : fa tsy misy olona mahay
manao fahagagana izay ataonao, raha tsy
Andriamanitra no momba azy.
3 Iesio namaly, ka nanao taminy hoe,
Izaho milaza aminao marina dia marin-to-
koa, Raha tsy teraka indray ny olona,
tsy mahazo mahita ny fanjakan' Andriama-
nitra izy.
4 Hoy Nikodimo taminy, Ataony ny olo-
na ahoana ho teraka, rehefa lehibe ? Ma-
hazo miditra any an-kibon-dreniny indray
v' izy, ka teraka ?
5 Iesio namaly, Izaho milaza aminao ma-
rina dia marin-tokoa, Raha misy olona tsy
hatera-drano sy ny Fanahy, tsy mahazo
miditra eo amy ny fanjakan' Andriamanitra
izy.
6 Izay ateraky ny nofo, dia nofo ; ary
izay ateraky ny Fanahy, dia fanahy.
7 Aza gaga noho ny nilaza taminao Aho,
Tsy maitsy hateraka indray hianareo.
8 Ny rivotra mitsioka aminy izay tiany,
ary hianao mandre ny fifofofofony, fa tsy
fantatrao izay ihiaviany, na izay alehany :
ka dia manahaky izany, izay rehetra ate-
raky ny Fanahy.
9 I Nikodimo namaly, ka nanao taminy
hoe, Atao ahoana no hisy izany zavatr'
izany ?
10 Iesio namaly, ka nanao taminy hoe,
Hianao va mpampianatra eo aminy Isiraely,
ka tsy mahalala izany zavatr' izany ?
11 Izaho milaza aminao marina dia marin-
tokoa, Izahay milaza izay fantatray, ka
manambara izay hitanay ; ary hianareo tsy
mandray ny fanambaranay.
12 Raha no nilaza taminareo ny zavatra
ety an-tany Aho, ka tsy inoanareo, ahoana
no hinoanareo, raha milaza aminareo ny
zavatra any an-danitra Aho ?
13 Ary tsy nisy niakatra ho any an-
danitra, afa tsy Izay nidina avy tany an-
danitra, dia ny Zanak'olona Izay any an-
danitra.
14 Ary manahaky ny nanandratany Môse
ny menarana tany an-efitra, no tsy maitsy
hahasandratra ny Zanak'olona ;
15 Mba tsy ho very izay rehetra mino
Azy, fa hanana fiainana mandrakizay.
16 F' izany no nitiavan' Andriamanitra
izao tontolo izao, fa nomeny ny Zanani-
lahi-tokana, mba tsy ho very izay rehetra
mino Azy, fa hanana fiainana mandraki-
zay.
17 Fa Andriamanitra tsy naniraky ny Za-
nany ho aminy izao tontolo izao, haname-
loky izao tontolo izao ; fa mba hamonjeny
izao tontolo izao.
18 Izay mino Azy, tsy ho helohina :
f' izay tsy mino, voa heloka rahateo, satria
tsy nino ny anarany ny Zanaka-lahi-tokan'
Andriamanitra izy.
19 Ary izany no fahamelohana, fa tonga
ny mazava taminy izao tontolo izao, ary ny
olona tia ny maizina noho ny mazava, sa-
tria ratsy ny asany.
20 F' izay rehetra no manao ratsy, tsy
tia ny mazava, na manatona ny mazava,
fandroa anariny ny asany.
21 F' izay manao ny marina no manatona
ny mazava, mba hasehony ny asany, fa
nataony araka an'Andriamanitra izany.
22 Rehefa afak' izany, dia lasa Iesio am-

bany ny mpianany, hankany an-tany Iodaia; dia nitoetra taminy teo Izy, ka nanao-batisa.
23 Ary Iôana kosa nanao-batisa teo an-Ainona, akeky any Saleima, fa nisy rano be teo: dia nankany izareo, ka nataony batisa.
24 F' Iôana tsy mbola nasiany teo an-trano-maizina.
25 Ary nifanditra ny olon-Iodaia sasany sy ny mpianatry Iôana ny amy ny fahadiovana.
26 Ary lasa izareo hankeo aminy Iôana, ka nanao taminy hoe, Mpampianatr' ô, ilehy izay taminao teny an-dafiny Ioridany, Izay nambaranao, indro, manao-batisa Izy; ary ny olona rehetra mankeo aminy.
27 Iôana namaly ka nanao hoe, Ny olona tsy maharay na inona na inona, afa tsy izay nomeny azy avy any an-danitra.
28 Hianareo no vavolombeloko fa hoy izaho, Tsy izaho no i Kiraisity, fa nirahiny aho hialoha Azy.
29 Ny mpampakatra no manany ny ampakarina: fa ny sakaizany ny mpampakatra izay mijanona sy mihaino azy, dia mifaly indrindra, noho ny feony ny mpampakatra: ary dia tanteraka ny fifaliako toy izany.
30 Tsy maitsy mitombo Izy, fa *tsy maitsy* mihiena aho.
31 Izay avy any ambony, dia amboniny izy rehetra: izay avy amy ny tany, dia tany, ka miteny ny tany: izay avy any an-danitra no amboniny izy rehetra,
32 Ary izay hitany ambany izay reny, no ambarany; ary tsy misy mandray ny fanambarany.
33 Izay nandray ny fanambarany nameta-teny hahato, fa marina Andriamanitra.
34 F' Izay nirahin'Andriamanitra no milaza ny tenin' Andriamanitra: fa Andriamanitra tsy manome *Azy* ny Fanahy amy ny ohatra.
35 Ny Ray tia ny Zanaka, ka nanolotra an-tànany ny zavatra rehetra.
36 Izay mino ny Zanaka no manana fiainana mandrakizay: f' izay tsy mino ny Zanaka no tsy hahita fiainana; fa ny fahatezeran' Andriamanitra mitoetra eo amboniny.

## TOKO IV.

Ary rehefa fantatry ny Tompo, f' efa re ny Farisaio, f' Iesio nanao mpianatra maro, ka nanao-batisa be, noho Iôana,
2 (F' Iesio hiany tsy nanao-batisa, fa ny mpianany,)
3 Dia nandao any Iodaia Izy, ka nankany Galilaia indray.
4 Ary tsy maitsy mandeha mamaky any Samaria Izy.
5 Dia nankany an-tanàna any Samaria Izy, izay atao hoe i Sikara, akeky ny tany izay nomeny Iakôba ho any Iôsefa zanany.
6 Fa teo ny fantsakany Iakôba. Ary trotraka Iesio tamy ny nalehany, ka dia nipetraka teo anilany ny fantsakana: rehefa tokony ho amy ny ora fahenina.
7 Avy vehivavy any Samaria hanovo rano: hoy Iesio taminy, Omeo Ahy ho sotroiko.
8 (Fa ny mpianany efa nankany an-tanàna hividy hanina.)
9 Ary hoy ny vehivavy any Samaria taminy, Nahoana Hianao no olon-Iodaia mangataka amiko ho sotroina, izay vehivavy any Samaria: (fa ny olon-Iodaia tsy miresaka amy ny olon-TSamaria.)
10 Iesio namaly, ka nanao taminy hoe, Raha fantatrao ny fanomezan' Andriamanitra, sy izay miteny aminao, Omeo Ahy ho sotroiko: dia hangataka aminy hianao, ary Izy hanome anao rano mahavelona.
11 Hoy lehy vehivavy taminy, Tompoko, tsy manana fanovozana Hianao, ary lalina ny fantsakana: koa avy aiza no ahazoanao izany rano mahavelon' izany?
12 Hianao va lehibe noho Iakôba raintsikia, izay nanome anay io fantsakan' io, ary izy ambany ny zanany, sy ny bibiny, nisotro teo?
13 Iesio namaly, ka nanao taminy hoe, Izay rehetra misotro io rano io no hangetaheta indray:
14 F' izay rehetra hisotro ny rano izay homeko azy no tsy hangetaheta mandrakizay; f' izay rano homeko azy dia ho loharano miboiboikia eo anatiny, ho fiainana mandrakizay.
15 Hoy lehy vehivavy taminy, Tompoko, omeo ahy izany rano izany, mba tsy hangetaheta aho, na hankaty hanovo.
16 Hoy Iesio taminy, Mandehana, antsoy ny vadinao, ka mankanesa aty.

17 Ilehy vehivavy namaly, ka nanao hoe, Tsy manam-bady aho. Hoy Iesio taminy, Marin' izay no lazainao hoe, Tsy manam-bady aho:

18 Fa hianao nanam-bady dimy; ary *tsy* vadinao izay ananànao ankehitriny: dia marin' izay no lazainao.

19 Hoy lehy vehivavy taminy, Tompoko, hitako fa mpaminany Hianao.

20 Ny razantsikia nivavaka aty an-tendrombohitra aty; ary hoy hianareo, f' eo any Ieriosalema no fitoerana mety hivava-*hana.*

21 Hoy Iesio taminy, Ravehivavy, minoa Ahy, fa avy ny andro, izay tsy hivavahanareo amy ny Ray, na aty an-tendrombohitra aty, na dia eo any Ieriosalema aza.

22 Hianareo mivavaka aminy izay tsy fantatrareo: izahay mivavaka aminy izay fantatray, fa avy amy ny olon-Iodaia ny famonjena.

23 Fa avy ny andro, dia ankehitriny aza izany, ka fanahy sy fahamarinana no hiva-*vahany* ny mpivavaka marina amy ny Ray: fa ny Ray mitady ny toy ireny hivavaka aminy.

24 Andriamanitra dia Fanahy: ary izay mivavaka aminy, tsy maitsy mivavaka amy ny fanahy sy fahamarinana.

25 Hoy lehy vehivavy taminy, Fantatro *fa avy* Mesia ; (izay atao hoe i Kiraisity :) raha tonga Izy, dia hambarany anay ny zava-drehetra.

26 Hoy Iesio taminy, Izaho izay miteny aminao no Izy.

27 Ary tonga taminy izany ny mpianany, ka talanjona, fa niresaka tamy ny vehivavy *Izy:* nefa tsy nisy nanao hoe, Inona no adiavinao? sa, Nahoana no miresaka aminy Hianao?

28 Ilehy vehivavy nandao ny sininy, dia ankany an-tanàna, ka hoy izy tamy ny lona,

29 Andeha hizaha izaroa lehilahy izaroa-*a, izay* nilaza tamiko izay zava-drehetra ataoko : tsy lehio v' i Kiraisity ?

30 Dia nivoaka teo an-tanànà izareo, ka nkeo aminy.

31 Ary ny mpianany taminy izany nanga-ka taminy, ka nanao hoe, Hano, Mpam-anatr'ô.

2 *Fa* hoy Izy taminy, Izaho manan-nin-ko-hanina izay tsy fantatrareo.

33 Dia nifampilaza ny mpianatra, Misy olona nitondra zavatra ho haniny va?

34 Hoy Iesio taminy, Ny haniko no manao ny sitra-pony Izay naniraka Ahy, ka mahavita ny asany.

35 Tsy hoy hianareo va, Efa-bolana no sisa, dia tonga ny fararano? indro, Izaho milaza aminareo, Andrandrao ny masonareo, ka jereo ny saha; f' efa masaka sahady ireny ho jinjana.

36 Ary izay mijinja no mahazo tamby, ka mamory ny vokatra ho fiainana mandrakizay: ka samy miara-mifaly ny mpamafy sy ny mpijinja.

37 Ary aminy izany dia marina ny fiteny hoe, Ny anankiray no mamafy, ary ny hafa kosa no mijinja.

38 Izaho naniraka anareo hijinja izay tsy niasanareo: olon-kafa no niasa, ary hianareo kosa niditra ho amy ny asany.

39 Ary maro ny olon-TSamaria aminy izany tanàna izany, no nino Azy noho ny filazan-dravehivavy, izay nanambara hoe, Fa nilaza izay zava-drehetra nataoko Izy.

40 Ary rehefa nanatona Azy ny olon-TSamaria, dia niangavy taminy hitoetra eo aminy izareo; dia nitoetra teo indro'andro Izy.

41 Ary maro koa nino *Azy* noho ny teniny;

42 Ka hoy izareo taminy lehy vehivavy, Ankehitriny mino izahay, tsy noho ny filazanao: fa ny tenanay no mandre, ka fantatray f' Izy marin-tokoa no i Kiraisity mpamonjy izao tontolo izao.

43 Ary rehefa afak' indro'andro dia niala teo Izy, ka nankany Galilaia.

44 F' Iesio aza efa nanambara fa tsy misy mpaminany manan-daza eo amy ny taniny.

45 Ary raha tonga tany Galilaia Izy, dia nampandroso Azy ny olon-Galilaia, f' efa hitany izay rehetra nataony tany Ieriosalema tamy ny fandroana; f' efa nankeo amy ny fandroana kosa izareo.

46 Dia nankany Kana any Galilaia indray Iesio, izay nampodiany ny rano ho divay. Ary nisy andriandahy anankiray teo, ka narary tany Kaperinaomy ny zananilahy.

47 Rehefa nandre izy fa niala tany Iodaia hankany Galilaia Iesio, dia nankeo aminy izy, ka niangavy taminy mba hidina sy hahasitrany ny zanany, f' efa ho faty izy.

48 Ary hoy Iesio taminy, Raha tsy ma-

hita famantarana sy fahagagana hianareo, tsy hino hianareo.
49 Hoy ny andriandahy taminy, Tompoko, midìna dieny tsy mbola maty ny zanako.
50 Hoy Iesio taminy, Mandehana; velona ny zanakao. Ary ny lehilahy nino ny teny izay no lazainy Iesio taminy, dia lasa nandeha izy.
51 Ary nony nidina izy, dia nitsena azy ny mpanompony, dia nilaza, ka nanao hoe, Velona ny zanakao.
52 Ary izy nanontany azy ny ora izay vao nanaretany. Ary hoy izareo taminy, Ny tazo nandao azy omaly, rehefa omby amy ny ora fahafito.
53 Dia fantatry ny ray, f' izany ora izany indrindra no nanavany Iesio taminy hoe, Velona ny zanakao: dia nino izy, ambany ny eo an-tranony rehetra.
54 Ary izany ny fahagagana faharoa no nataony Iesio, rehefa niala tany Iodaia hankany Galilaia Izy.

## TOKO V.

Rehefa afak' izany, dia tonga ny fandroany ny olon-Iodaia, ary Iesio niakatra ho any Ieriosalema.
2 Ary misy farihy any Ieriosalema, eo anilany ny *tsenan'* ondry, izay ataony amy ny teny Hebirio hoe, i Betesida, manam-pidiran-dimy.
3 Teo no nitoerany ankabiazany ny marary, ny jamba, ny mandringia, ny maty ila, miandry izay fihietsikietsehany ny rano.
4 Fa anjely nidina ho any amy ny farihy indraindray, ka nanetsikietsiky ny rano: izay nitsoboka voalohany rehefa nihietsikietsikia ny rano, no sitrana tamy ny aretina izay nanjo azy.
5 Ary nisy lehilahy anankiray teo, nararary valo amby telo-polo taona.
6 Raha nahita azy mandry Iesio, ka nahalala f' efa nitoetra ela teo izy, dia hoy Izy taminy, Teho sitrana va hianao?
7 Ilehy marary namaly Azy hoe, Tompoko, raha ahetsikietsikia ny rano, tsy misy olona hanoboka ahy any am-parihy: fa raha mandeha aho, misy olon-kafa misosoka eo alohako.
8 Hoy Iesio taminy, Mitsangàna, ento ny fandrianao, ka mandehana.
9 Dia sitrana miarakaminizay lehy olona; dia nentiny ny fandriany, ka nandeha izy: ary sabata izany andro izany.
10 Ary hoy ny olon-Iodaia taminy lehy vao sitrana, Sabata anio: tsy mety raha mitondra ny fandrianao hianao.
11 Izy namaly azy, Izay nahasitrana ahy, no nanao tamiko hoe, Ento ny fandrianao, ka mandehana.
12 Ary izareo nanontany azy, Iza moa izay lehilahy nanao taminao hoe, Ento ny fandrianao, ka mandehana?
13 F' ilehy sitrana tsy nahalala iza no izy: f' Iesio niala teo, fa nisy ny olona maro teo aminy izany fitoeran' izany.
14 Rehefa afak' izany, dia hitany Iesio teo amy ny tempoly izy, ka hoy Izy taminy, Indro, efa sitrana hianao: aza manota intsony, fandroa hanjo anao izay ratsy noho ny teo.
15 Dia lasa ny lehilahy, ka nanambara tamy ny olon-Iodaia f' Iesio no nahasitrana azy.
16 Ary ny olon-Iodaia taminy izany dia nanenjikia any Iesio, ka nitady hamono Azy, satria nanao izany zavatr' izany tamy ny sabata Izy.
17 F' Iesio namaly azy hoe, Ny Raiko miasa mandrak' ankehitriny, ary Izaho kosa miasa.
18 Ary ny olon-Iodaia vao mainkia nitady hamono Azy, tsy noho ny nanotany ny sabata hiany, fa noho ny nilazany koa, fa Andriamanitra no Rainy, manao-tena mitovy amin' Andriamanitra.
19 Ary Iesio namaly, ka nanao taminy hoe, Izaho milaza aminareo marina dia marin-tokoa, Ny Zanaka tsy mahay manao na inona na inona ho Azy, afa tsy izay hitany ataony ny Ray; f' izay zavatra ataony, no ataony ny Zanaka kosa.
20 Fa ny Ray tia ny Zanaka, ka maneho Azy ny zava-drehetra izay ataony ny tenany; ary Izy haneho Azy asa lehibe lavitra noho ireny, ka dia ho gaga hianareo.
21 Fa toy ny Ray manangana, sy mamelony ny maty; dia toy izany koa no amelomany ny Zanaka izay tiany.
22 Fa ny Ray tsy mitsara ny olona, fa ny fitsarana rehetra nomeny ho any ny Zanaka:
23 Mba hankalazainy ny olona rehetra ny Zanaka, tahaky ny ankalazany ny Ray. Izay tsy mankalaza ny Zanaka, no tsy mankalaza ny Ray Izay naniraka Azy.
24 Izaho milaza aminareo marina dia ma-

rin-tokoa, F' izay mandre ny teniko, ka
mino Izay naniraka Ahy, no manana fiai-
nana mandrakizay, ka tsy helohiny; fa
tafafindra tamy ny fahafatesana ho amy ny
fiainana izy.
25 Izaho milaza aminareo marina dia ma-
rin-tokoa, Fa avy ny andro, dia ankehi-
triny aza izany, ka handre ny feony ny Za-
nak'Andriamanitra ny maty: dia ho velona
izay mandre.
26 Fa tahaky ny Ray manana fiainana
ho Azy: dia tahaky izany nomeny ho any
ny Zanaka kosa hanana fiainana ho Azy;
27 Ka nomeny Azy koa fahefana hanao
fitsarana, fa ny Zanak'olona Izy.
28 Aza gaga aminy izany: fa avy ny
andro izay handrenesany ny olon-drehetra
eo amy ny fasana ny feony;
29 Dia hivoaka izareo; izay nanao tsara,
ho any amy ny fananganana ho fiainana;
f' izay nanao ratsy, ho any amy ny fanan-
ganana ho fahamelohana.
30 Izaho tena tsy mahefa na inona na
inona: araky izay reko no itsarako: ary
marina ny fitsarako; f' Izaho tsy mitady ny
sitra-poko, fa ny sitra-pony ny Ray Izay
naniraka Ahy.
31 Raha Izaho no manambara-tena, tsy
marina ny fanambarako.
32 Misy Anankiray manambara Ahy,
ary fantatro fa marina ny fanambarana izay
anambarany Ahy.
33 Hianareo naniraka ho any aminy
Iôana, ary izy nanambara ny marina.
34 F' Izaho tsy mandray ny fanambarana
avy amy ny olona; f' Izaho milaza izany
zavatr' izany hamonjeny anareo.
35 Izy dia jiro mirehitra, ka mahazava:
ary tianareo hifaly vetivety amy ny faha-
zavany.
36 F' Izaho manana fanambarana lehibe
lavitra noho ny any Iôana: fa ny asa no-
meny ny Ray Ahy ho vitaina, izany asa
ataoko izany, no manambara Ahy, fa ny
Ray no naniraka Ahy.
37 Ary ny Ray Izay naniraka Ahy, no
nanambara Ahy. Tsy mbola renareo ny
feony, na dia hitanareo akory ny endriny
aza.
38 Ary ny teniny tsy mitoetra eo anati-
nareo: fa tsy mino Izay nirahiny hiana-
reo.
39 Hianareo mandiniky ny Soratra *Ma-
sina*; f' eo anatiny no heverinareo hahazo
fiainana mandrakizay: ary ireny no ma-
nambara Ahy.
40 Fa hianareo tsy mety manatona Ahy,
hahazoanareo fiainana.
41 Izaho tsy maka laza amy ny olona.
42 F' Izaho mahalala anareo fa tsy misy
fitiavan' Andriamanitra eo anatinareo.
43 Izaho avy amy ny anarany ny Raiko,
fa hianareo tsy mandray Ahy: raha avy
ny hafa amy ny anaran-tenany, dia ho rai-
sinareo izy.
44 Ataonareo ahoana no hino, izay mi-
fampaka voninahitra amy ny namany, fa
tsy mitady ny voninahitra avy amin'Andria-
manitra hiany?
45 Aza ataonareo f' Izaho hiampanga
anareo amy ny Ray: misy izay miam-
panga anareo, dia i Môse, izay atokianareo.
46 Fa raha i Môse no ninoanareo, dia nino
Ahy hianareo: fa nanoratra hilaza Ahy izy.
47 Fa raha tsy mino ny teny no soratany
hianareo, ataonareo ahoana hino ny teniko?

## TOKO VI.

Rehefa afak' izany, dia nita ny ranoma-
sina any Galilaia Iesio, dia any Tiberia
izany.
2 Ary ny olona maro be nanaraka Azy,
noho ny nahitany ny fahagagana izay efa
nataony tamy ny marary.
3 Ary Iesio niakatra ho any an-tendrom-
bohitra, dia nipetraka teo Izy ambany ny
mpianany.
4 Ary efa omby akeky ny pasaka, fandro-
any ny olon-Iodaia.
5 Ary Iesio nanandratry ny masony, ka
nahita ny olona maro be mankeo aminy, dia
hoy Izy taminy Filipo, Aiza no hividianan-
tsikia mofo ho haniny ireo?
6 Ary Izy nilaza izany hizaha-toetra azy;
fa nahalala hiany izay hataony Izy.
7 I Filipo namaly Azy, Mofo vidin-tsi-
kiajy roan-jato tsy ampy ho azy rehetra
hahazoany kely avy.
8 Ny mpianany anankiray, Andrea raha-
lahiny Simôna Petro, nilaza taminy,
9 Misy zaza aty manana ampemp'am-
barily dimy, sy hazandrano madinikia roa:
fa hoatrinona izany aminy izao olona be
izao?
10 Ary hoy Iesio, Asavy mipetraka ny
olona. Ary nisy ahitra be teo. Ka dia

nipetraka ny olona, tokony ho dimy arivo
ny isany.
11 Ary Iesio naka ny ampempa; ary re-
hefa nisaotra, dia no zarainy tamy ny
mpianatra, ary ny mpianatra taminy izay
nipetraka; ary ny hazandrano koa toraky
izay nilainy.
12 Ary rehefa voky izareo, dia hoy Izy
tamy ny mpianany, Angony izay sisa tsy
lany, mba tsy hisy ho very na kely akory.
13 Dia nanangona izareo, ka nahafeno
harona roa amby ny folo tamy ny sombin-
tsombiny ny ampemp'am-barily dimy, izay
ambiny tsy laniny.
14 Ary hoy ireny olon' ireny, rehefa na-
hita fahagagana izay nataony Iesio, Ilehio
marin-tokoa ny mpaminany izay ho tonga
any aminy izao tontolo izao.
15 Ary Iesio rehefa nahalala, f' efa ho
avy izareo haka Azy an-kery hataony ho
mpanjaka, dia niala, ka lasa indray Izy
irery hankany an-tendrombohitra.
16 Ary rehefa hariva ny andro, dia lasa nidi-
na ho any amy ny ranomasina ny mpianany.
17 Ary izareo niditra teny an-tsambo, dia
nita ny ranomasina hankany Kaperinaomy.
Ary efa maizina ny andro taminy izany,
ka tsy mbola tonga Iesio tany aminy.
18 Ary ny ranomasina nanonjanonjana
noho ny habeny ny rivotra mifofofofo.
19 Ary rehefa nivoy izareo tokony ho
diman-jato amby roa arivo na telo arivo
refy, dia nahita any Iesio mitsangantsan-
gana eo ambony ny ranomasina, ka mana-
keky ny sambo: dia natahotra izareo.
20 Fa hoy Izy taminy, Izaho no Izy;
aza matahotra.
21 Dia naniry handray Azy ho any an-
tsambo izareo; ka tonga vetivety foana ny
sambo tamy ny tany izay nalehany.
22 Rahampitso, ny olona maro izay nija-
nona tany an-dafiny ny ranomasina tsy
nahita sambo hafa teo, afa tsy lehy anan-
kiray nidirany ny mpianany, ary Iesio tsy
mba niara-niditra tany an-tsambo ambany
ny mpianany, fa ny mpianany hiany no
nandeha;
23 (Kandefa tonga ny sambo sasany, avy
tany Tiberia akekiny lehy fitoerana izay nihi-
nanany ny mofo, rehefa nisaotra ny Tompo:)
24 Ary rehefa hitany ny olona, fa tsy teo
Iesio, na ny mpianany aza, dia niditra tany
an-tsambo izareo, ka nankany Kaperinao-
my, hitady any Iesio.
25 Ary rehefa nahita Azy tany an-dafiny ny
ranomasina izareo, dia nanao taminy hoe,
Mpampianatr'ô, oviana no tonga teto Hia-
nao?
26 Iesio namaly azy, ka nanao hoe, Iza-
ho milaza aminareo marina dia marin-
tokoa, Hianareo mitady Ahy, tsy noho ny
nahitanareo ny fahagagana, fa noho ny ni-
hinananareo ny ampempa, ka dia voky.
27 Aza miasa hahazo ny hanina mety ho
lany, fa ny hanina izay maharitra ho fiai-
nana mandrakizay, izay homeny ny Zanak'
olona anareo: f' Izy no toavin' Andriama-
nitra Ray.
28 Ary hoy izareo taminy, Inona no hatao-
nay, mba hiasanay ny asan' Andriamanitra?
29 Iesio namaly, ka nanao taminy hoe,
Izany no asan' Andriamanitra, mba hinoa-
nareo Izay nirahiny.
30 Ary hoy izareo taminy, Inona no fa-
hagagana ataonao, mba ho hitanay ka hino-
anay Anao? Inona no asa ataonao?
31 Ny razantsikia nihinany ny mana tany
an-efitra; araky ny voa soratra, "Izy na-
nome azy mofo avy tany an-danitra ho
haniny."
32 Ary hoy Iesio taminy, Izaho milaza
aminareo marina dia marin-tokoa, I Môse
tsy nanome anareo ny mofo avy tany an-
danitra; fa ny Raiko no manome anareo
ny mofo marina avy tany an-danitra.
33 Fa ny mofon' Andriamanitra no izay
midina avy any an-danitra, ka manome
fiainana ho any izao tontolo izao.
34 Ary hoy izareo taminy, Tompo ô,
omeo anay mandrakariva izany mofo izany.
35 Ary hoy Iesio taminy, Izaho no mofo-
n'aina: izay manatona Ahy tsy ho noana
mandrakizay; ary izay mino Ahy tsy han-
getaheta mandrakizay.
36 Fa hoy Izaho taminareo, Fa hianareo
nahita Ahy hiany, fa tsy mino.
37 Izay rehetra nomeny ny Raiko Ahy
no hanatona Ahy; ary izay manatona Ahy
tsy mba hariako na iray akory.
38 F' Izaho tsy nidina avy tany an-dani-
tra mba hanao ny sitra-poko, fa ny sitra-
pony Izay naniraka Ahy.
39 Ary izany no sitra-pony ny Ray Izay
naniraka Ahy, no tsy hisy ho very na iray
akory izay rehetra nomeny Ahy, fa hatsan-
gako indray amy ny andro farany.
40 F' izany no sitra-pony Izay naniraka
Ahy, no hanana fiainana mandrakizay izay

rehetra mahita ny Zanaka, ka mino Azy; ary
Izaho hanangana azy amy ny andro farany.
41 Ary ny olon-Iodaia nimonjomonjo
taminy, satria Izy nanao hoe, Izaho no
mofo izay nidina avy tany an-danitra.
42 Ary hoy izareo, Tsy lehio v' Iesio
zanaky Iôsefa, fantatray ny ray aman-dre-
niny? ary nahoana ilehio no manao hoe,
Izaho nidina avy tany an-danitra?
43 Ary Iesio namaly, ka nanao taminy
hoe, Aza mifampimonjomonjo hianareo.
44 Tsy misy olona mahatona Ahy, raha
tsy no taominy ny Ray, Izay naniraka
Ahy, izy: ary Izaho hanangana azy amy
ny andro farany.
45 Voa soratra teo amy ny mpaminąny
hoe, "Ary izy rehetra hampianarin'Andria-
manitra." Izay rehetra nandre, ka nia-
natra tamy ny Ray, no manatona Ahy.
46 Tsy misy izay nahita ny Ray, afa tsy
Izay avy amin' Andriamanitra: Izy no na-
hita ny Ray.
47 Izaho milaza aminareo marina dia
marin-tokoa, Izay mino Ahy no manana
fiainana mandrakizay.
48 Izaho no mofon'aina.
49 Ny razanareo nihinany ny mana tany
an-efitra, dia maty hiany.
50 Io no mofo izay nidina avy tany an-da-
nitra, mba tsy ho maty izay mihinany izany.
51 Izaho no mofo mahavelona, izay nidina
avy tany an-danitra: raha misy mihinany
izany mofo izany, dia ho velona mandraki-
zay: ary ny mofo izay homeko no nofoko,
izay homeko ho fiainany izao tontolo izao.
52 Ary ny olon-Iodaia nifanditra, ka
nanao hoe, Ataony lehio ahoana, no ha-
nome ny nofony ho hanintsikia?
53 Ary hoy Iesio taminy, Izaho milaza
aminareo marina dia marin-tokoa, Raha
tsy mihinany ny nofony ny Zanak'olona
hianareo sy misotro ny rany, dia tsy misy
fiainana eo anatinareo.
54 Izay mihinany ny nofoko, sy misotro
ny rako, no manana fiainana mandrakizay;
ary Izaho hanangana azy amy ny andro
farany.
55 Fa ny nofoko no fihinana marin-tokoa,
ary ny rako no fisotro marin-tokoa.
56 Izay mihinany ny nofoko, sy misotro
ny rako, no mitoetra eo anatiko, ary Izaho
kosa eo anatiny.
57 Manahaky ny fahavelomany ny Ray
Ahy, raha naniraka Ahy ny Ray mahave-
lona, no ho velomiko kosa izay mihinana
Ahy.
58 Io no mofo izay nidina avy tany an-da-
nitra: tsy tahaky lehy mana no haniny ny
razanareo, dia maty hiany: izay mihinany
izany mofo izany, no ho velona mandraki-
zay.
59 Ireo teny ireo no lazainy teo amy ny
sonagôgy, raha nampianatra tany Kaperi-
naomy Izy.
60 Ary maro amy ny mpianany raha nan-
dre, dia nanao hoe, Mafy io teny io, iza no
mahahaino izany?
61 Raha fantatry Iesio tam-pony fa ni-
monjomonjo taminy izany ny mpianany,
dia hoy Izy taminy, Mahatafintohina ana-
reo v' izany?
62 Manao ahoana raha hitanareo ny Za-
nak'olona miakatra aminy izay nitoerany
taloha?
63 Ny fanahy no mamelona; ny nofo tsy
mahasoa na inona na inona: ny teny izay no
lazaiko taminareo, dia fanahy, ka fiainana
izany:
64 Fa misy eo aminareo izay tsy mino.
Fa fantatry Iesio hatramy ny taloha, izay
tsy nino, sy izay hamadikia Azy.
65 Ary hoy Izy, Izany no nilazako ta-
minareo fa tsy misy olona mahatona Ahy,
raha tsy nomeny ny Raiko azy izany.
66 Hatraminy izany maro amy ny mpia-
nany no nihiemotra, ka tsy nandeha nomba
Azy intsony.
67 Dia hoy Iesio tamy ny roa amby ny
folo lahy, Hianareo kosa va mba handao
*Ahy*?
68 I Simôna Petro namaly Azy, Tom-
poko, hankaiza izahay? Hianao no ma-
nany ny teniny fiainana mandrakizay.
69 Ary izahay mino, ka mahalala, fa
Hianao no i Kiraisity ny Zanak'Andriama-
nitra mahavelona.
70 Iesio namaly azy, Tsy efa no fidiko
va hianareo roa amby ny folo lahy, ary de-
voly izay anankiray eo aminareo?
71 F' Izy nilaza any Ioda Isikariôty,
*zanahy* Simôna: f' izy no ilehy izay efa
hamadikia Azy, anankiray eo amy ny roa
amby ny folo lahy.

## TOKO VII.

ARY rehefa afak' izany, dia nandehandeha
tany Galilaia Iesio: fa nalain-kiandeha

tany Iodaia Izy, fa ny olon-Iodaia nitady
hamono Azy.
2 Ary efa akeky ny fandroany ny olon-
Iodaia, ilehy tsangan-trano-lay.
3 Ary hoy ny rahalahiny taminy, Mialà
ety, ka mandehana ho any Iodaia, mba ho
hitany ny mpianatrao kosa ny asa izay
ataonao:
4 Fa tsy misy olona manao zavatra eo amy
ny miafina, ary izy mitady izay hahitany
tena eo amy ny mihiarihiary: raha manao
izany Hianao, misehoa aminy izao tontolo
izao.
5 Fa tsy nino Azy, na dia ny rahalahiny
aza.
6 Ary hoy Iesio taminy, Tsy mbola tonga
ny fotoako; f' eo hiany ny fotoanareo
mandrakariva.
7 Tsy mety ho halany izao tontolo izao
hianareo; f' Izaho no halany, satria milaza
azy Aho fa ratsy ny asany.
8 Miakara ho aminy itoy fandroan' itoy:
Izaho tsy mbola hiakatra aminy itoy
fandroan' itoy; fa tsy mbola tonga ny
fotoako.
9 Rehefa no lazainy izany teny izany, dia
nitoetra teo aminy tany Galilaia Izy.
10 Ary rehefa lasa niakatra ny rahala-
hiny, dia niakatra Izy kosa ho amy ny fan-
droana, tsy mba misehoseho, fa toa ny mia-
finafina.
11 Ary ny olon-Iodaia nitady Azy teo amy
ny fandroana, ka hoy izareo, Aiza Izy?
12 Ary ny olona maro nibedibedy Azy be
hiany: fa hoy ny sasany, Lehilahy tsara-
fanahy Izy: ary hoy ny sasany, Tsia; fa
mamitaky ny olona Izy.
13 Nefa tsy nisy sahy niteny Azy mari-
marina noho ny fatahorany ny olon-Iodaia.
14 Ary rehefa nisasaka ny fandroana,
dia niakatra ho any ny tempoly Iesio, ka
nampianatra.
15 Ary talanjona ny olon-Iodaia, ka na-
nao hoe, Nahoana ilehio no mahalala sora-
tra, anefa tsy mbola nianatra?
16 Iesio namaly azy, ka nanao hoe, Tsy
Ahy ny fampianarako, f' any Izay nani-
raka Ahy.
17 Raha misy olona tahanao ny sitra-
pony, dia hahalala ny fampianarana, na an'
Andriamanitra izany, na miteny ho Ahy
Aho.
18 Izay miteny ho azy, mitady ny voni-
nahitry ny tena: f' izay mitady ny vonina-
hitry izay naniraka azy no ilehy marina,
ary tsy misy heloka eo anatiny.
19 Tsy Môse va no nanome anareo ny
lalàna? anefa tsy misy eo aminareo man-
kato ny lalàna. Nahoana hianareo mitady
hamono Ahy?
20 Ny olona namaly, ka nanao hoe, Hia-
nao manana fanahy ratsy: iza no mitady
hamono Anao?
21 Iesio namaly, ka nanao taminy hoe,
Izaho nanao zava-drai-loha hiany, ka naha-
gaga anareo rehetra izany.
22 I Môse nanome anareo ny fora;
(nefa tsy ávy taminy Môse izany, fa tamy
ny razana;) ary hianareo mamora olona
amy ny sabata.
23 Raha ny sabata aza no amoran' olona,
mba tsy hanotany ny lalàny Môse; dia
tezitra amiko va hianareo noho ny nahasi-
trana tenan'olona avokoa tamy ny sabata
Aho?
24 Aza mitsara araky ny fisehoana, fa ma-
nava fitsarana marina.
25 Ary ny olona sasany any Ieriosalema
nanao hoe, Tsy lehio va no tadiaviny ho
vonoina.
26 Ary, indro, Izy miteny marimarina,
kanefa tsy misy mamaly teny Azy. Fan-
tatry ny mpanapaka marin-tokoa va, f' ile-
hio no i Kiraisity marin-tokoa?
27 Fa fantatray izay nihiaviany lehio, fa
raha avy Kiraisity, tsy misy mahalala izay
ihiaviany.
28 Ary Iesio niantso teo amy ny tem-
poly raha nampianatra, ka nanao hoe, Hia-
nareo mahalala Ahy, ka mahalala izay
nihiaviako koa: ary Izaho tsy avy ho
Ahy, fa marin' Izay naniraka Ahy, Izy
no tsy fantatrareo.
29 F' Izaho mahafantatra Azy: f' Izy no
nihiaviako, k' Izy no naniraka Ahy.
30 Dia nitady hisambotra Azy izareo:
kanefa tsy nisy olona nitana Azy, fa tsy
mbola tonga ny fotoany.
31 Ary maro ny olona nino Azy, ka na-
nao hoe, Raha avy Kiraisity, hanao faha-
gagana mihoatra noho izay ataony lehio
v' izy?
32 Ny Farisaio nandre ny olona nibedi-
bedy izany zavatr' izany milaza Azy: ary
ny Farisaio ambany ny mpisorona be, dia
naniraka mpandraharaha mba hisambotra
Azy.
33 Ary hoy Iesio taminy, Kely foana no

itoerako aminareo; dia mankany aminy
Izay naniraka Ahy Aho.
34 Hianareo hitady Ahy, fa tsy hahita:
ary izay itoerako, tsy azonareo haleha.
35 Ary ny olon-Iodaia nifampilaza hoe,
Hankaiza Izy, ka tsy ho hitanay Izy?
hankany amy ny olon-Girikia miely v' Izy,
ka hampianatry ny olon-Girikia?
36 Manao ahoana ilehy teny izay nataony
hoe, Hianareo hitady Ahy, fa tsy hahita:
ary izay itoerako, tsy azonareo haleha?
37 Ary tamy ny andro farany, dia ny an-
dro lehibe amy ny fandroana, dia nitsangana
Iesio, dia niantso, ka nanao hoe, Raha misy
olona mangetaheta, aoky izy hanatona Ahy,
ka hisotro.
38 Izay mino Ahy, araky ny voa laza ny
Soratra *Masina* hoe, hiboiboika eo an-
kibony, ony rano mahavelona.
39 (Ary ny Fanahy Izay efa ho raisiny
ny mino Azy no nilazany izany: fa ny Fa-
nahy Masina tsy mbola *nomeny*, satria Iesio
no tsy mbola nankalazainy.)
40 Ary maro ny olona raha nandre izany
teny izany, dia nanao hoe, Ilehio marin-
tokoa ilehy Mpaminany.
41 Hoy ny sasany, Ilehio no i Kiraisity.
Fa hoy ny sasany, Ho avy any Galilaia
v' i Kiraisity?
42 Tsy voa laza ny Soratra *Masina* va,
Fa teraka ny zanaky Davidy i Kiraisity,
ka avy any an-tanàna Betilehema izay no-
nenany Davidy?
43 Ary Izy no nisarahany ny olona saina.
44 Ary ny sasany nitady hisambotra Azy;
fa tsy nisy olona naninji-tànana hitana Azy.
45 Ary ny mpandraharaha nankeo amy
ny mpisorona be sy ny Farisaio, izay
nanao taminy hoe, Nahoana hianareo no
tsy nitondra Azy?
46 Ny mpandraharaha namaly, Tsy nisy
olona niteny tahaky io lehilahy io.
47 Ary ny Farisaio namaly azy, Voa fita-
ka kosa va hianareo?
48 Misy loholona, na Farisaio, nino
Azy va?
49 Fa voa ozon' ireo olon' ireo izay tsy
mahalala ny lalàna.
50 Hoy Nikodimo taminy, (ilehy ananki-
ray eo aminy, dia izay nankeo aminy *Iesio*
nony alina,)
51 Manamelok' olona va ny lalàntsikia,
dieny tsy mbola reny, na fantatry, izay
ataony?
52 Izareo namaly, ka nanao taminy hoe,
Avy any Galilaia va hianao kosa? Ka-
tsaho, k' izahao: fa tsy misy mpaminany
avy any Galilaia.
53 Ary samy lasa nody ho any an-tra-
nony avy izy rehetra.

## TOKO VIII.

Ary Iesio nankany an-tendrombohitr'
Oliva.
2 Ary nony maraina koa, dia niditra teo
amy ny tempoly indray Izy, ary ny olona
rehetra nanatona Azy; ary Izy nipetraka,
dia nampianatra azy.
3 Ary ny mpanoratra sy ny Farisaio ni-
tondra vehivavy izay efa azony mandranitra
ho any aminy; ary rehefa napetrany teo
afovoany,
4 Dia hoy izareo taminy, Mpampianatr'
ô, io vehivavy io voa tandriny indrindra
azo mandranitra.
5 F' i Môse nandidy anay teo amy ny
lalàna, fa ho toraham-bato izay manao toy
izany: fa ahoana kosa no lazainao?
6 F' izareo nilaza izany haka-fanahy Azy,
mba hahazoany izay hiampangany Azy.
Ary Iesio niondrikia, ka nanoratra teo
amy ny tany tamy ny rantsan-tànany.
7 Ary raha naharitra manontany Azy
izareo, dia nitraka Izy, ka hoy Izy taminy,
Izay tsy manan-keloka eo aminareo, aoky
izy hanora-bato azy voalohany.
8 Dia niondrikia indray Izy, ka nanora-
tra teo amy ny tany.
9 Ary izay nandre, raha nampangainy ny
fieritreretany, dia nivoaka tsirairay hatramy
ny zokinjokiny, ka hatramy ny zandrinjan-
driny; ary Iesio nilaozany ho irery, sy lehy
vehivavy, mitsangana eo hiany.
10 Fa rehefa nitraka Iesio, dia tsy nahita
olona, afa tsy lehy vehivavy hiany, dia hoy
Izy taminy, Ravehivavy, aiza ireny miam-
panga anao? tsy misy olona manameloka
anao va?
11 Dia hoy izy, Tsy misy, Tompoko.
Ary hoy Iesio taminy, Izaho kosa tsy mba
manameloka anao: mandehana, ka aza ma-
nota intsony.
12 Ary Iesio niteny tamy ny olona in-
dray, ka nanao hoe, Izaho no fahazavany
izao tontolo izao: izay manaraka Ahy, tsy
handeha eo amy ny maizina, fa hanany ny
fahazavan'aina izy.

13 Ary hoy ny Farisaio taminy, Hianao manambara-tena; dia tsy marina ny fanambaranao.

14 Iesio namaly, ka nanao taminy hoe, Na dia manambara-tena hiany Aho, marina ny fanambarako: f' Izaho mahalala izay nihiaviako, sy izay alehako; fa hianareo tsy mahalala izay ihiaviako, na izay alehako.

15 Hianareo mitsara araky ny nofo; Izaho tsy mitsara olona na iray akory.

16 Ary na dia mitsara aza Aho, dia marina ny fitsarako, fa tsy irery Aho, f' Izaho sy ny Ray Izay naniraka Ahy.

17 Ary voa soratra teo amy ny lalànareo kosa, fa marina ny fanambarany ny olondroa lahy.

18 Izaho ilehy manambara-tena, ary ny Ray Izay naniraka Ahy dia manambara Ahy.

19 Ary hoy izareo taminy, Aiza izay Rainao? Iesio namaly, Hianareo tsy mahalala Ahy, na ny Raiko: raha Izaho no nahalalanareo, dia nahalala ny Raiko koa hianareo.

20 Izany teny izany no lazainy Iesio teo am-pitahirizan-drakitra, raha nampianatra teo amy ny tempoly Izy: ary tsy nisy olona nitana Azy; fa tsy mbola tonga ny fotoany.

21 Ary hoy Iesio taminy indray, Izaho mandeha, ary hianareo hitady Ahy, ary ho maty hianareo amy ny fahotanareo: izay alehako, tsy azonareo haleha.

22 Ary hoy ny olon-Iodaia, Hamono-tena v' Izy, no manao hoe, Izay alehako, tsy azonareo haleha?

23 Ary hoy Izy taminy, Hianareo avy aty ambany; Izaho avy any ambony: hianareo avy aminy izao tontolo izao; Izaho tsy avy aminy izao tontolo izao.

24 K' izany nilazako taminareo, Fa ho maty amy ny fahotanareo hianareo: fa raha tsy mino hianareo f' Izaho no Izy, dia ho maty hianareo amy ny fahotanareo.

25 Ary hoy izareo taminy, Iza moa Hianao? Ary hoy Iesio taminy, *Izaho* ilehy no lazaiko taminareo hatramy ny taloha.

26 Izaho manana zava-maro hilazana anareo, sy hitsarana: fa marin' Izay naniraka Ahy; ary Izaho milaza aminy izao tontolo izao izay zavatra no reko taminy.

27 Tsy nahalala izareo fa nilaza ny Ray taminy Izy.

28 Ary hoy Iesio taminy, Raha hasandratrareo ny Zanak'olona, dia ho fantatrareo f' Izaho no Izy, ary Izaho tsy manao na inona na inona ho Ahy; fa araky ny nampianaran-DRaiko Ahy no ilazako izany zavatr' izany.

29 Ary Izay naniraka Ahy no momba Ahy: ny Ray tsy mandao Ahy ho irery; f' Izaho manao izay ankasitrahany mandrakariva.

30 Raha niteny izany teny izany Izy, maro no nino Azy.

31 Ary hoy Iesio tamy ny olon-Iodaia izay nino Azy, Raha maharitra amy ny teniko hianareo, dia ho mpianatro marin-tokoa hianareo;

32 Ary hianareo hahalala ny marina, ary ny marina handefa anareo.

33 Dia namaly Azy izareo, Zanaky Abirahama izahay, ka tsy mbola andevon' olona izahay: nahoana no ataonao hoe, Halefa hianareo?

34 Iesio namaly azy, Izaho milaza aminareo marina dia marin-tokoa, f' izay rehetra manota, no andevony ny ota.

35 Fa ny andevo tsy mitoetra eo an-trano mandrakariva: ny zanaka no mitoetra eo mandrakariva.

36 Ary raha ny Zanaka no mandefa anareo, dia halefa tokoa hianareo.

37 Fantatro hiany, fa zanaky Abirahama hianareo; nefa mitady hamono Ahy hianareo, noho ny tsy misy itoerany ny teniko eo anatinareo.

38 Izaho milaza izay hitako tamy ny Raiko, ary hianareo kosa manao izay hitanareo tamy ny rainareo.

39 Izareo namaly, ka nanao taminy hoe, I Abirahama no rainay. Hoy Iesio taminy, Raha zanaky Abirahama tokoa hianareo, dia ny asany Abirahama no nataonareo.

40 Fa hianareo ankehitriny mitady hamono Ahy, lehilahy Izay nilaza ny marina taminareo, izay reko tamin'Andriamanitra: tsy nanao izany Abirahama.

41 Hianareo manao ny asany ny rainareo. Ary hoy izareo taminy, Izahay tsy misy zaza momba reny; iray Ray izahay, dia Andriamanitra.

42 Ary hoy Iesio taminy, Raha Andriamanitra no Rainareo, dia tia Ahy hianareo; f' Izaho nivoaka tamin' Andriamanitra, ka nankaty: f' Izaho tsy tonga ho Ahy, f' Izy naniraka Ahy.

43 Nahoana no tsy fantatrareo ny fite-
niko? satria tsy mahahaino ny teniko hia-
nareo.
44 Hianareo avy amy ny devoly, raina-
reo, ary izay tiany ny rainareo, no tianareo
hatao. Mpamono olona hatramy ny ta-
loha, ary tsy nitoetra teo amy ny marina
izy, fa tsy misy marina eo anatiny. Raha
mandaingia izy, dia ny azy no itenenany;
satria mpandaingia sady rainy *ny laingia*
izy.
45 Ary hianareo tsy mino Ahy, satria mi-
laza ny marina Aho.
46 Iza moa aminareo no mandentikia
Ahy amy ny ota? Fa raha milaza ny ma-
rina Aho, nahoana no tsy mino Ahy hiana-
reo?
47 Izay avy amin' Andriamanitra no mi-
haino ny tenin' Andriamanitra: izany no
tsy ihainoanareo, satria tsy avy amin' An-
driamanitra hianareo.
48 Ary ny olon-Iodaia namaly, ka nanao
taminy hoe, Tsy milaza marina v' izahay
fa olon-TSamaria Hianao, ka manana fana-
hy ratsy Hianao?
49 Iesio namaly, Izaho tsy manana fana-
hy ratsy; f' Izaho mankalaza ny Raiko,
ary hianareo kosa mahafa-boninahitra
Ahy.
50 F' Izaho tsy mitady ny voninahitro:
misy Anankiray Izay mitady, ka mitsara.
51 Izaho milaza aminareo marina dia ma-
rin-tokoa, Raha misy olona mitandriny ny
teniko, tsy mba hahita fahafatesana man-
drakizay izy.
52 Dia hoy ny olon-Iodaia taminy, An-
kehitriny fantatray fa manana fanahy ratsy
Hianao. Maty Abirahama sy ny mpami-
nany; ary hoy Hianao, Raha misy olona
mitandriny ny teniko, tsy mba hanandrana
fahafatesana mandrakizay izy.
53 Hianao va lehibe noho i Abira-
hama rainay izay efa maty? ary efa maty
ny mpaminany koa: iza no ataonao tena?
54 Iesio namaly, Raha mankalaza-tena
Aho, dia tsinontsinona ny voninahitro: ny
Raiko no mankalaza Ahy; Izay ataonareo
hoe, fa Andriamanitrareo Izy:
55 Ary hianareo tsy mba mahalala Azy,
Izaho mahalala Azy: ary raha hoy Izaho
tsy fantatro Izy, dia ho mpandaingia
tahaka anareo Aho: f' Izaho mahalala Azy,
mitandriny ny teniny.
56 Ravoravo i Abirahama rainareo ha-
hita ny androko; ary izy nahita *izany*, koa
faly.
57 Ary hoy ny olon-Iodaia taminy, Hia-
nao tsy mbola dimam-polo taona, ka nahita
any Abirahama va Hianao?
58 Hoy Iesio taminy, Izaho milaza ami-
nareo marina dia marin-tokoa, Raha tsy
mbola àry Abirahama, dia Izy Aho.
59 Ary izareo naka vato hitoraka Azy:
ary Iesio niery, dia nivoaka tamy ny
tempoly, ka lasa namaky teo afovoany
ny olona Izy.

## TOKO IX.

ARY raha nandalo Izy, dia nahita lehilahy
jamba hatrizay niterahany.
2 Ary ny mpianany nanontany Azy, ka
nanao hoe, Mpampianatr' ô, iza no nanota,
io lehilahy io, sa ny ray aman-dreniny, no
dia teraka jamba izy?
3 Iesio namaly, Tsy nanota io lehilahy io,
na dia ny ray aman-dreniny aza: fa mba
hisehoany ny asan' Andriamanitra eo ana-
tiny.
4 Izaho tsy maitsy manao ny asany Izay
naniraka Ahy, dieny mbola andro: avy ny
alina, ka tsy mahazo miasa ny olona.
5 Raha mbola eo aminy izao tontolo izao
Aho, dia fahazavany izao tontolo izao
Aho.
6 Rehefa nilaza izany Izy, dia nandrora
tamy ny tany, dia nataony feta ny rora, ka
nahosony ny masony lehy jamba tamy ny
feta.
7 Ary hoy Izy taminy, Mandehana,
mandroa any am-parihy Silôama, (izay atao
hoe, raha adikia, i Aterina.) Ary lasa
izy, dia nandro, ka niverina mahiratra izy.
8 Ary ny namany, ambany izay nahita
azy jamba fahiny, dia nanao hoe, Tsy
izy io v' ilehy nipetraka ka nangataka
fahiny?
9 Hoy ny sasany, Ilehio no izy; ary *hoy*
ny sasany, Tahaka azy hiany: hoy izy,
Izaho no izy.
10 Ary hoy izareo taminy, Nanao ahoana
no nahiratany ny masonao?
11 Izy namaly, ka nanao hoe, Ny lehi-
lahy izay atao hoe Iesio nanao feta, dia na-
nosotry ny masoko, ka hoy Izy tamiko,
Mandehana any am-parihy Silôama, ka
mandroa: ary lasa aho, dia nandro, ka dia
nahiratra aho.

12 Ary hoy izareo taminy, Aiza Izy? Hoy izy, Tsy fantatro.
13 Ary izareo nitondra ny efa jamba fahiny ho any amy ny Farisaio.
14 Tamy ny sabata no nanavany Iesio ny feta, sy nampahiratany ny masony.
15 Ary ny Farisaio kosa nanontany azy indray, izay nahiratany ny masony. Ary hoy izy taminy, Nasiany feta ny masoko, dia nandro aho, ka mahiratra aho.
16 Ary hoy ny Farisaio sasany, Tsy avy amin' Andriamanitra io lehilahy io, fa tsy mitandriny ny sabata Izy. Hoy ny sasany, Ataony lehilahy manota ahoana hanao fahagagana toy izany? dia nisara-tsaina izareo.
17 Hoy izareo indray taminy lehy jamba, Ahoana no ilazanao Azy, fa nampahiratry ny masonao Izy? Ary hoy izy, Mpaminany Izy.
18 Fa ny olon-Iodaia tsy nino ny filazany azy, f' efa jamba izy ka nahiratra, ambarapiantsony ny ray aman-dreniny lehy nahiratra.
19 Ary izareo nanontany azy, ka nanao hoe, Zanakareo v' ilehio, izay ataonareo hoe, Teraka jamba izy? ahoana no ahiratany ankehitriny?
20 Ny ray aman-dreniny namaly azy, ka nanao hoe, Fantatray fa zanakay lehio, ka teraka jamba izy:
21 Fa tsy fantatray izay nahiratany ankehitriny; ary tsy fantatray izay nampahiratry ny masony; efa lehibe izy: anontanio izy: hilaza-tena izy.
22 Izany teny izany no lazainy ny ray aman-dreniny, fa natahotry ny olon-Iodaia izareo: f' efa nifaneky rahateo ny olon-Iodaia hamoaka amy ny Sonagôgy, izay olona haneky Azy ho i Kiraisity.
23 Izany no nilazany ny ray aman-dreniny, Efa lehibe izy; anontanio izy.
24 Dia niantso ny efa jamba fahiny indray izareo, ka nanao taminy hoe, Omeo voninahitra Andriamanitra: fantatray fa mpanota io lehilahy io.
25 Ary izy namaly, ka nanao hoe, Tsy fantatro, na mpanota Izy, na tsia: zavadrai-loha no fantatro, fa jamba aho fahiny dia mahiratra aho ankehitriny.
26 Ary hoy izareo taminy indray, Inona no nataony taminao? ahoana no nampahiratany ny masonao?
27 Dia namaly azy izy, Efa lazaiko taminareo rahateo, fa tsy nihaino hianareo: nahoana no tehihaino indray hianareo? teho mpianany kosa va hianareo?
28 Dia nanevateva azy izareo, ka nanao hoe, Hianao no mpianany; f' izahay mpianatry Môse.
29 Fantatray fa Andriamanitra niteny taminy Môse: fa tsy fantatray izay nihiaviany lehio.
30 Ny lehilahy namaly, ka nanao taminy hoe, Dia mahagaga tokoa izany, fa tsy fantatrareo izay nihiaviany, anefa nampahiratry ny masoko Izy.
31 Fa fantatray, fa Andriamanitra tsy mba mihaino mpanota; f' izay manompo an' Andriamanitra, ka manao ny sitra-pony, no hainoiny.
32 Tsy mbola re hatramy ny nanisiany izao tontolo izao, fa misy olona nampahiratry ny masony izay efa teraka jamba.
33 Raha tsy avy amin' Andriamanitra Ilehio, tsy mahefa na inona na inona Izy.
34 Dia namaly izareo, ka nanao taminy hoe, Hianao kosa efa teraka tamy ny ota tokoa, dia mampianatra anay va hianao? Dia namoaka azy izareo.
35 Iesio nandre fa namoaka azy izareo; ary rehefa nahita azy, dia hoy Izy taminy, Mino ny Zanak' Andriamanitra va hianao?
36 Dia namaly izy, ka nanao hoe, Iza moa no Izy, Tompoko, hinoako Azy?
37 Ary hoy Iesio taminy, Hianao efa nahita Azy, k' Izay miresaka aminao no Izy.
38 Ary hoy izy, Tompoko, mino aho. Dia nitsaoka Azy izy.
39 Ary hoy Iesio, Ho fitsarana no nihiaviako ho aminy izao tontolo izao, ka hahitany ny tsy mahiratra, sy hahajambany ny mahiratra.
40 Ary ny Farisaio sasany izay teo aminy, nony nandre izany, dia nanao taminy hoe, Jamba kosa v' izahay?
41 Hoy Iesio taminy, Raha jamba hianareo, tsy mba manan' ota: fa hoy hianareo ankehitriny, Mahita izahay; dia mitoetra ny otanareo.

## TOKO X.

Izaho milaza aminareo marina dia marintokoa, f' izay tsy miditra amy ny varava-

mana ho amy ny fisokon' ondry, fa mananiky izay làlan-kafa, dia mpangalatra aman-jiolahy izy.
2 Ary izay miditra amy ny varavarana no mpiandry ny ondry.
3 Ny mpiandri-varavarana mamoha ho azy; ary ny ondry mandre ny feony: ary izy miantso ny ondriny amy ny anarana, ka mitondra azy hivoaka.
4 Ary raha mamoaky ny ondriny izy, dia mialoha azy; ary ny ondriny manaraka azy: fa mahalala ny feony izareo.
5 Ary tsy hanaraka vahiny izareo, fa handositra azy, fa tsy mahalala ny feombahiny izareo.
6 Iesio nilaza izany ohabolan' izany taminy: fa tsy nahazo izay teny no lazainy taminy izareo.
7 Ary hoy Iesio taminy indray, Izaho milaza aminareo marina dia marin-tokoa, Izaho no varavaran'ondry.
8 Mpangalatra aman-jiolahy izay rehetra nialoha Ahy: fa tsy nihaino azy ny ondry.
9 Izaho no varavarana: raha Izaho no hidiran' olona, dia ho vonjena izy, dia hiditra sy hivoaka, ka hahazo hanina izy.
10 Tsy avy ny mpangalatra, raha tsy hangalatra, sy hamono, ka handringiana: Izaho avy mba hahazoany fiainana, ary mba hahazoany mihoatra lavitra.
11 Izaho no mpiandry tsara: ny mpiandry tsara manolotry ny ainy hisolo ny ondry.
12 Ary ny mpitamby, (satria tsy ny mpiandry, na ny tompon' ondry izy,) raha mahita fa avy ny amboadia, dia mandao ny ondry, ka mandositra izy, ary ny amboadia misambotry ny ondry, ka manely ireny.
13 Fa ny mpitamby mandositra, satria mpitamby izy, ka tsy mitandriny ny ondry.
14 Izaho no mpiandry tsara; ary fantatro ny Ahy, ary fantany Aho,
15 Tahaky ny ahafantarany ny Ray Ahy, sy ny ahafantarako ny Ray; ary Izaho manolotry ny aiko hisolo ny ondry.
16 Izaho manan' ondry hafa, izay tsy aminy itoy fisoko itoy: ary Izaho tsy maitsy mitondra azy koa, ary izareo handre ny feoko, ka hisy ondry mitoko iray, *sy* mpiandry iray.
17 Ary izany no itiavany ny Raiko Ahy, f' Izaho manolotry ny aiko mba handraisako izany indray.
18 Tsy misy manesotry izany amiko, fa ny tenako hiany no manolotry izany. Izaho manana fahefana hanolotry izany, ary manana fahefana haka izany indray. Izany didy izany azoko tamy ny Raiko.
19 Ary ny olon-Iodaia nisara-tsaina indray noho izany teny izany.
20 Ary maro eo aminy ireny nanao hoe Manana fanahy ratsy Izy, k' efa adala; nahoana hianareo no mihaino Azy?
21 Hoy ny sasany, Tsy teniny izay manana fanahy ratsy izany; mahampahiratry ny jamba va ny voim-panahy ratsy?
22 Ary tonga ny fandroany ny fahadiovana tany Ieriosalema, k' efa ririnina.
23 Ary Iesio nandehandeha teo amy ny tempoly teo am-pidirany Solomôna.
24 Dia nanodidina Azy ny olon-Iodaia, ka nanao taminy hoe, Ambara-pahoviana no hampisalasalanao anay? Raha Hianao no i Kiraisity, lazao marimarina aminay.
25 Iesio namaly azy, Izaho nilaza taminareo, fa tsy mbola mino hianareo: ny asa izay ataoko amy ny anarany ny Raiko, dia manambara Ahy ireo.
26 Fa tsy mino hianareo, satria tsy mba isany ny ondriko hianareo.
27 Araky ny voa lazako taminareo, ny ondriko mandre ny feoko, ary Izaho mahalala azy, ary manaraka Ahy ireo:
28 Ary Izaho manome azy fiainana mandrakizay; ary tsy ho very mandrakizay ireo, ary tsy hisy handrombaka azy amy ny tànako.
29 Ny Raiko Izay nanome Ahy, lehibe lavitra noho izy rehetra; ary tsy misy maharombaka *azy* amy ny tànany ny Raiko.
30 Izaho sy ny Ray, dia iray hiany.
31 Ary ny olon-Iodaia dia naka vato indray hitoraka Azy.
32 Iesio namaly azy, Maro ny asa tsara nasehoko taminareo avy tamy ny Raiko; iza moa izany asa izany no itorahanareo vato Ahy?
33 Ny olon-Iodaia namaly Azy, ka nanao hoe, Tsy asa tsara no itorahanay vato Anao, fa fanompana, satria Hianao anefa olona manao-tena Andriamanitra.
34 Iesio namaly azy, Tsy voa soratra eo amy ny lalànareo va, "Hoy Izaho, andriamanitra hianareo"?
35 Raha izareo no natao hoe andriamanitra, izay nomeny ny tenin' Andriamanitra, (ary ny Soratra *Masina* tsy azo hovana;)

36 Izay no hasininy ny Ray, ka nirahiny
ho aminy izao tontolo izao, no ilazanareo
hoe va, Manompa Hianao, sangy hoy
Izaho, Ny Zanak' Andriamanitra Aho?
37 Raha tsy manao ny asany ny Raiko
Aho, aza mino Ahy.
38 Fa raha manao hiany Aho, na dia tsy
mino Ahy hianareo, minoa ny asa: mba
ho fantatrareo, sy hinoanareo, fa ny Ray eo
anatiko, ary Izaho eo anatiny.
39 Ary izareo nitady indray hisambotra
Azy: fa nandositry ny tànany Izy.
40 Dia nankany an-dafiny Ioridany in-
dray Izy, ho any amy ny fitoerana nana-
vany Iôana batisa voalohany; dia nitoetra
teo Izy.
41 Ary maro nankeo aminy, ka nanao
hoe, Iôana tokoa tsy nanao fahagagana;
fa marina ny zavatra rehetra no nilazany
Iôana an' io lehilahy io.
42 Ary maro nino Azy teo.

## TOKO XI.

Ary nisy lehilahy narary, atao hoe, i La-
zaro, any Betania, tanànany Maria sy Ma-
rita mirahavavy.
2 (Ilehy Maria nanosotry ny Tompo
tamy ny menaka, ka namaoky ny tongony
tamy ny volon-dohany, Lazaro ilehy na-
rary no anadahiny.)
3 Ary izy mirahavavy dia naniraka han-
keo aminy, ka nanao hoe, Tompo, indro,
marary izay no tianao.
4 Ary rehefa nandre Iesio, dia nanao hoe,
Tsy mahafaty io aretin' io, fa hanome
ny voninahitra an' Andriamanitra, mba
ho fankalazany ny Zanak' Andriamanitra
izany.
5 Ary Iesio efa tia any Marita miraha-
vavy sy Lazaro;
6 Fa raha nandre fa nanary izy, dia ni-
toetra indro' andro teo aminy izay nitoe-
rany Izy.
7 Rehefa afak' izany, dia hoy Izy tamy
ny mpianany, Andeha isikia ho any Iodaia
indray.
8 Hoy ny mpianatra taminy, Mpampia-
natr' ô, tsy ela no tadiaviny ny olon-Iodaia
hitora-bato Anao; ka hankany indray va
Hianao?
9 Iesio namaly, Tsy roa amby ny folo ny
ora v' indrai-andro? Raha mandeha ny
olona amy ny andro, tsy mba ho tafintohina
izy, fa mahita ny fahazavany izao tontolo
izao izy.
10 Fa raha mandeha ny olona amy ny
alina, dia ho tafintohina izy; fa tsy misy
mazava eo anatiny.
11 Izany no lazainy: ary rehefa afak' iza-
ny, dia hoy Izy taminy, Matory Lazaro sakai-
zantsikia; f' Izaho mandeha hamoha azy.
12 Dia hoy ny mpianany, Tompoko,
raha matory izy, dia ho tsara hiany izy.
13 F' Iesio nilaza ny fahafatesany: f' iza-
reo nanao anakam-po fa nilaza ny fialan-
tsasatra amy ny fahatoriana Izy.
14 Ary Iesio dia nilaza taminy marima-
rina, Maty Lazaro;
15 Ary faly Aho noho anareo, fa tsy teo
Aho, mba hinoanareo: fa andeha isikia
hankeo aminy.
16 Ary hoy Tôma, (izay atao hoe, i Di-
domo,) tamy ny mpianatra-namany, Ande-
ha isikia, mba hiara-maty aminy.
17 Ary raha tonga Iesio, dia nahita f' efa
nilevina hefarana izy.
18 Ary Betania nanakeky any Ieriosa-
lema, tokony ho indroa-mamasa-bary no
anelanelany.
19 Ary maro ny olon-Iodaia nankany
aminy Marita sy Maria, hitsapa alahelo
azy noho ny anadahiny.
20 Ary Marita raha nandre fa avy Iesio,
dia nandeha hitsena Azy: f' i Maria nitoe-
tra teo an-trano.
21 Ary hoy Marita taminy Iesio, Tom-
poko, raha Hianao no teto, tsy mba maty
ny anadahiko.
22 Fa fantatro na dia ankehitriny aza,
f' izay rehetra no hangatahinao amin' An-
driamanitra, dia homen' Andriamanitra
Anao izany.
23 Hoy Iesio taminy, Hitsangan' indray
ny anadahinao.
24 Dia hoy Marita taminy, Fantatro, fa
hitsangan' indray izy amy ny fananganany
ny maty amy ny andro farany.
25 Hoy Iesio taminy, Izaho no fananga-
nany ny maty, sy ny fiainana: izay mino
Ahy, na dia maty aza, no ho velona.
26 Ary izay rehetra miaina, ka mino Ahy,
tsy maty mandrakizay. Mino izany va
hianao?
27 Dia hoy izy taminy, Eny, Tompoko:
mino aho fa Hianao no i Kiraisity, ny Za-
nak' Andriamanitra, Izay efa ho tonga aminy
izao tontolo izao.

28 Ary rehefa nilaza izany izy, dia lasa
nandeha, ka niantso any Maria rahavaviny
mangingina, ka nanao hoe, Tonga ny Mpa-
mpianatra, ka miantso anao Izy.
29 Ary raha vao nandre izy, dia niaingia
miarakaminizay izy, ka nankeo aminy.
30 F' Iesio tsy mbola tonga tany an-ta-
nàna, fa teo amy ny fitoerana izay nitsenany
Marita Azy.
31 Ary ny olon-Iodaia izay nitoetra tami-
ny Maria teo an-trano, ka nitsapa alahelo
azy, raha nahita fa nitsangana faingiana
izy, ka nivoaka, dia nanaraka azy, ka na-
nao hoe, Efa lasa hankany amy ny fasana
mba hitomany any izy.
32 Ary rehefa tonga i Maria teo aminy
izay nitoerany Iesio, ka nahita Azy, dia
niankohoka teo amy ny tongony, ka nanao
taminy hoe, Tompoko, raha Hianao no teto,
tsy mba maty ny anadahiko.
33 Ary Iesio nony nahita azy mitomany,
ary ny olon-Iodaia izay nomba azy dia
mitomany koa, dia nisento tam-panahy
Izy, ka nangorakoraka ny fony,
34 Ary hoy Izy, Aiza no nandevenanareo
azy? Hoy izareo taminy, Tompoko, avia,
k' izahao.
35 Iesio nitomany.
36 Dia hoy ny olon-Iodaia, Indro, manao
ahoana nitiavany azy.
37 Ary hoy ny sasany, Tsy nahay v' Itoy
lehilahy itoy, izay nampahiratry ny jamba,
hiaro ilehio amy ny fahafatesana?
38 Ary Iesio nisento tam-po indray, dia
nankeo amy ny fasana: dia zohy izany,
ary vato napetraka teo aminy.
39 Hoy Iesio, Esory ny vato. Hoy Ma-
rita, anabaviny ny maty, taminy, Tompoko,
maimbo izy ankehitriny, f' efa maty hefa-
rana izy.
40 Hoy Iesio taminy, Tsy voa lazako ta-
minao va, fa raha hino hianao, dia hahita
ny voninahitra an' Andriamanitra hia-
nao?
41 Dia nanesotry ny vato izareo, taminy
izay nametrahany ny maty. Ary Iesio dia
nanandratry ny masony, ka nanao hoe,
Raiko, misaotra Anao Aho, f' efa nihaino
Ahy Hianao.
42 Ary fantatro fa mihaino Ahy mandra-
kariva Hianao; fa ny olona izay mitoetra
ato anilako, no nilazako *izany*, mba hino-
any fa Hianao no naniraka Ahy.
43 Ary rehefa niteny izany Izy, dia
niantso tamy ny feo mahery, Ry Lazaro,
mivoaha.
44 Dia nivoaka ny maty, voa fono fehim-
paty ny tànany aman-tongony; ka voa
saron-damba ny tavany. Dia hoy Iesio
tamy ny olona, Vahao izy, ka avelao han-
deha izy.
45 Ary maro ny olon-Iodaia izay efa nan-
keo aminy Maria, rehefa nahita ny zavatr'
izay nataony Iesio, dia nino Azy.
46 Fa lasa ny sasany hankany amy ny
Farisaio, ka nanambara azy izay nataony
Iesio.
47 Ary ny mpisorona be, ambany ny Fa-
risaio nanangona mpisaina, ka hoy izareo,
Ahoana no hataontsikia? f' Io lehilahy io
manao fahagagana maro.
48 Raha avelantsikia hanao toy izany
Izy, dia hino Azy ny olona rehetra: ary
ho avy ny olon-DRôma, ka dia ho ravany
ny fonenantsikia, sy ny firenentsikia.
49 Ary nisy ny anankiray eo aminy, *atao
hoe* i Kaiafa, mpisorona be taminy izany
taona izany, nanao taminy hoe, Hianareo
tsy mahalala na inona na inona;
50 Na misaina izay hahatsara antsikia, fa
tokony ho vonoiny lehilahy iray hisolo
ny vahoaka, mba tsy ho ravany avokoa ny
firenena rehetra.
51 Ary tsy niteny izany ho azy izy, fa
satria mpisorona be izy taminy izany taona
izany, dia naminany, f' Iesio no ho vonoiny
hisolo ny firenena:
52 Ary tsy hisolo ny firenena hiany, fa
hanangona ho an-toko iray ny zanak' An-
driamanitra izay efa niely.
53 Dia nihiendry izareo hatraminy izany
andro izany hamono Azy.
54 Ary Iesio tsy nandeha misehoseho
amy ny olon-Iodaia intsony; f' Izy niala
teo hankany amy ny tany manakeky ny
efitra, ho any an-tanàna atao hoe, i Efi-
raima, dia nitoetra teo ambany ny mpianany
Izy.
55 Ary efa omby akeky ny pasaky ny
olon-Iodaia; ary maro avy tany ivelany
niakatra ho any Ieriosalema, raha vao ho
tonga ny pasaka, mba hahadio-tena.
56 Ary izareo nitady any Iesio, dia ni-
fampiluza, raha nijanona teo amy ny tem-
poly izareo, Inona no saininareo? *ataona-
reo* va fa tsy ho tonga amy ny fandroana
Izy?
57 Ary ireo mpisorona be, ambany

Farisaio, efa nandidy, fa, raha nisy olona
nahalala izay nitoerany, tsy maitsy hanam-
bara *izany*, hisamborany Azy.

## TOKO XII.

ARY Iesio nankany Betania heneman' an-
dro dieny tsy mbola tonga ny pasaka, ho
any amy ny fonenana izay nahafatesany La-
zaro, ilehy natsangany tamy ny maty.
2 Ary teo no nanavany nahandro ho Azy;
ary Marita nanompo: f' i Lazaro no anan-
kiray aminy izay niara-nihinana taminy.
3 Ary Maria naka ny menaka naridosa,
dia sarobidy, lanjan' enina amby ny folo,
dia nanosotry ny tongotry Iesio, ka no fao-
hany ny tongony tamy ny volon-dohany:
dia feno ny hanitry ny menaka ny trano.
4 Ary hoy ny mpianany anankiray, Ioda
Isikariôty zanaky Simôna, izay no hamadi-
kia Azy,
5 Nahoana io menak' io no tsy namidy
sikiajy telon-jato, ka nomeny ho any ny
malahelo?
6 F' izy nilaza izany, tsy noho ny fian-
trany ny malahelo; fa satria mpangalatra
izy, ary nitana ny kitapo, ka nitondra izay
teo anatiny izy.
7 Ary hoy Iesio, Avelao izy: ho amy
ny andro handevenany Ahy no tehiriziny
iny.
8 Fa ny malahelo mitoetra eo aminareo
mandrakariva; f' Izaho tsy mitoetra eo
aminareo mandrakariva.
9 Ary maro be amy ny olon-Iodaia naha-
lala fa teo Izy, dia nankany, tsy mba hahita
any Iesio hiany, fa any Lazaro koa, ilehy
natsangany tamy ny maty.
10 Fa ny mpisorona be nihiendry hamono
any Lazaro koa;
11 F' izy no nialany ny maro tamy ny
olon-Iodaia, ka nino any Iesio.
12 Olona maro be tamy ny andro mana-
rakaraka izay nankeo amy ny fandro-
ana, raha nandre fa nankany Ieriosalema
Iesio,
13 Dia naka ny sampan-drofia, ka lasa
nitsena Azy, dia niantso hoe, Hosana: ho
finaritra ny mpanjaka any Isiraely, izay avy
amy ny anarany Iehôvah.
14 Ary Iesio nahita zanak'ampondra anan-
kiray, dia nitainginy izany Izy; araky ny
voa soratra hoe,
15 "Aza matahotra, ry zanaka-vavy any
Ziôna: indro, avy ny mpanjakanao mi-
taingina zanak'ampondra."
16 Fa ny mpianany tsy mba nahalala izany
tany am-boalohany: fa rehefa nankalazainy
Iesio, dia nahatsiaro izareo fa voa soratra
izany zavatr' izany milaza Azy, sy na-
taony izany zavatr' izany taminy:
17 Ary ny olona izay nomba Azy nanam-
bara f' Izy no niantso any Lazaro hivoaka
amy ny fasana, sy nanangana azy tamy ny
maty.
18 F' izany no nitsenany ny olona Azy,
satria efa nandre f' Izy no nanao izany faha-
gagan' izany.
19 Ary ny Farisaio nifampilaza hoe, Hi-
tanareo va, fa tsy maharesy tsy akory hia-
nareo? Indro, lasa nanaraka Azy izao
tontolo izao.
20 Ary nisy olon-Girikia sasany teo aminy
izay niakatra ho amy ny fandroana hiva-
vaka any:
21 Ary ireny nankany aminy Filipo olom-
Betisaida any Galilaia, dia nangataka ta-
miny, ka nanao hoe, Tompoko, tehizaha
any Iesio izahay.
22 Tonga i Filipo, ka nilaza taminy An-
drea: ary Andrea sy Filipo nilaza indray
taminy Iesio.
23 Ary Iesio namaly azy, ka nanao hoe,
Tonga ny fotoana hankalazany ny Zanak'
olona.
24 Izaho milaza aminareo marina dia
marin-tokoa, Raha tsy latsaka ho amy
ny tany ny voam-bary, ka maty, dia mitoetra
foana izany: fa raha maty, dia mahavoka-
tra be izany.
25 Izay tia ny ainy, no hamery izany; f'
izay tsy tia ny ainy aminy izao fivelomany
izao, no hitahiry izany ho fiainana mandra-
kizay.
26 Raha misy olona manompo Ahy, aoky
izy hanaraka Ahy; ary izay hitoerako no
hitoerany ny mpanompoko kosa: raha misy
olona manompo Ahy, dia hankalaza azy ny
Ray.
27 Ankehitriny ory ny fanahiko; ary
ahoana no ho lazaiko? Ray ô, vonjeo Aho
aminy itoy fetr' andro itoy, anef' izany no
nihiaviako ho aminy itoy fetr'andro itoy.
28 Ray, mankalazà ny anaranao. Dia avy
ny feo tany an-danitra, *manao hoe*, Dia nan-
kalaza *izany* Aho, ka hankalaza indray Aho.
29 Ary ny olona maro izay nijanona teo,
sy nandre *izany*, dia nanao hoe, Kotroko-

rana é; hoy ny sasany, Anjely no niteny
taminy.
30 Iesio namaly ka nanao hoe, Tsy Izaho,
fa hianareo, no nanisiany izany feo izany.
31 Tonga ankehitriny ny fitsarany izao
tontolo izao: ankehitriny no ho roahiny ny
andriany izao tontolo izao.
32 Ary Izaho hitaona ny olona rehetra
hanatona Ahy, raha hasandratra ho afaka
amy ny tany Aho.
33 Izany no lazainy, hanambarany ny fa-
hafatesana izay hiaretany.
34 Ny olona maro namaly Azy, Efa
renay teo amy ny lalàna f' i Kiraisity hi-
toetra mandrakizay: ahoana no lazainao
hoe, Fa tsy maitsy hasandratra ny Zanak'
olona? Iza moa izany Zanak'olon' izany?
35 Ary hoy Iesio taminy, Mbola kely
hiany no hitoerany ny mazava aminareo.
Mandehana, raha mbola manany ny ma-
zava hianareo, fandroa hahatratra anareo
ny maizina: f' izay mandeha amy ny mai-
zina tsy mahalala izay alehany.
36 Raha mbola manany ny mazava hia-
nareo, minoa ny mazava, mba ho zanaky
ny mazava hianareo. Rehefa nilaza izany
Iesio, dia niala, ka niery azy Izy.
37 Fa na dia nanao izany fahagagan'
izany teo anatrehany Izy, tsy mba nino
Azy izareo:
38 Mba ho tanteraka ny teniny Esaia
mpaminany, izay nataony hoe, "Tompoko,
iza no nino ny filazanay? ary iza no nase-
hony ny sandriny Iehôvah?"
39 Izany no tsy nahaizany hino, fa hoy
Esaia indray,
40 "Izy nahajamba ny masony ireny,
ka nahasarotry ny fony, mba tsy hahita ny
masony, na hahalala ny fony, dia hibe-
baka izareo, ka hahasitrana azy Aho."
41 Izany teny izany no lazainy Esaia,
raha nahita ny voninahiny, dia nilaza Azy
izy.
42 Kandrefa maro amy ny loholona aza
nino Azy; fa tsy naneky ireo noho ny Fa-
risaio, fandroa havoaka eo amy ny sonagôgy
izareo.
43 F' izareo efa tia ny fankalazany ny
olona noho ny fankalazan' Andriamanitra.
44 Ary Iesio niantso, ka nanao hoe, Izay
mino Ahy, tsy Izaho no inoany, f' Izay
naniraka Ahy.
45 Ary izay mahita Ahy, no mahita Izay
naniraka Ahy.
46 Izaho tonga aminy izao tontolo izao
ho fahazavana, mba tsy hitoetra eo amy ny
maizina izay rehetra mino Ahy.
47 Ary raha misy olona mandre ny teniko,
ka tsy mino, Izaho tsy mitsara azy: f' Iza-
ho tsy avy hitsara izao tontolo izao, fa ha-
monjy izao tontolo izao.
48 Izay mandà Ahy, ka tsy mandray ny
teniko, manany izay mitsara azy: ny teny
izay no lazaiko no hitsara azy amy ny andro
farany.
49 Ary Izaho tsy niteny ho Ahy, fa ny
Ray Izay naniraka Ahy no nandidy Ahy,
izay ho lazaiko aman' izay ho toriko.
50 Ary fantatro, fa fiainana mandrakizay
ny didiny: ary izay lazaiko, dia no lazaiko
araky izay no lazainy ny Raiko tamiko.

## TOKO XIII.

Ary Iesio, dieny tsy mbola tonga ny fan-
droany ny pasaka, nahalala fa tonga ny
androny hialany aminy izao tontolo izao
ho any amy ny Ray, ary rehefa tiany ny
Azy izay efa omby aminy izao tontolo izao,
dia tiany hatramy ny farany.
2 Ary rehefa vita ny fisakafoana hariva,
dia nomeny ny devoly saina ho any Ioda Isi-
kariôty, *zanaky* Simôna, hamadikia Azy;
3 Ary Iesio, izay nahalala fa ny Ray na-
nolotry ny zava-drehetra ho any an-tànany,
ary avy tamin' Andriamanitra Izy, k' efa
hankany ho amin' Andriamanitra;
4 Dia nitsangana tamy ny fisakafoana, dia
namela ny lambany Izy, ka naka lamba-
famaohana, dia nisikina Izy.
5 Dia naidiny ny rano tamy ny tavy,
dia vao nanasa ny tongotry ny mpianatra
Izy, ary no faohany tamy ny famaohana,
izay nisikinany.
6 Dia nankany aminy Simôna Petro Izy:
ary hoy *Petro* taminy, Tompoko, hanasa
ny tongotro va Hianao?
7 Iesio namaly, ka nanao taminy hoe,
Izay ataoko tsy fantatrao ankehitriny; fa
ho fantatrao rahatrizay.
8 Hoy Petro taminy, Sanatria izany, raha
hanasa ny tongotro Hianao. Iesio namaly
azy, Raha tsy ho sasako hianao, dia tsy
manana anjara amiko hianao.
9 Hoy Simôna Petro taminy, Tompoko,
tsy ny tongotro hiany, fa ny tànako aman-
dohako koa.
10 Hoy Iesio taminy, Izay voa sasa, tsy

mila ho sasana, afa tsy ny tongotra hiany,
fa madio avokoa izy: ary madio hianareo,
anefa tsy izy rehetra.
11 F' Izy nahalala izay hamadikia Azy;
ka hoy Izy, Tsy madio hianareo rehetra.
12 Ary rehefa no sasany ny tongotr' ireny,
dia nalainy ny lamban-tena, dia nipetrak'
indray Izy, ka hoy Izy taminy, Fantatrareo
v' izay nataoko taminareo?
13 Hianareo miantso Ahy Mpampianatra
sy Tompo: ary hianareo miteny marina;
f' izany hiany Aho.
14 Ary raha Izaho Tompo sy Mpampianatra
no nanasa ny tongotrareo, tokony hifanasa
tongotra hianareo kosa.
15 F' Izaho nanome anareo fianarana,
mba hataonareo kosa araky izay nataoko
taminareo.
16 Izaho milaza aminareo marina dia marin-tokoa,
Ny andevo tsy mihoatra noho ny
tompony; na ny iraka noho ny mpaniraka azy.
17 Raha fantatrareo izany, dia finaritra
hianareo, raha manao izany.
18 Izaho tsy milaza anareo rehetra: fantatro
izay no fidiko: fa mba ho tanteraka
ny Soratra *Masina* hoe, "Izay homa-mofo
amiko no nanangany ny ombetahin-tongony
hanohitra Ahy."
19 Izaho milaza aminareo ankehitriny,
dieny tsy mbola tonga izany, mba hinoanareo
f' Izaho no Izy, raha tonga izany.
20 Izaho milaza aminareo marina dia
marin-tokoa, Izay mandray ny irako no
mandray Ahy; ary izay mandray Ahy no
mandray Izay naniraka Ahy.
21 Rehefa nilaza izany Iesio, dia nalahelo
tam-panahy Izy, dia nanambara, ka nanao
hoe, Izaho milaza aminareo marina dia
marin-tokoa, fa misy anankiray eo aminareo
hamadikia Ahy.
22 Ary ny mpianatra nifampijery, ka
nieritreritra iza no nilazany.
23 Ary nisy ny mpianany anankiray niankina
tamy ny tratrany Iesio, izay tiany Iesio.
24 Ary Simôna Petro nanatsikia azy,
mba hanontaniany iza no nitenenany.
25 Ary lehy niankina tamy ny tratrany
Iesio dia nanao taminy hoe, Tompoko, iza
no izy?
26 Iesio namaly, Ilehy homeko ny sombin-kanina,
raha vao lemako, no izy. Ary
rehefa no lemany ny sombin-kanina, dia
nomeny any Ioda Isikariôty, *zanaky*
Simôna.
27 Ary manarakaraky ny sombin-kanina
no nidirany Satana izy. Ary hoy Iesio
taminy, Izay ataonao, atavy faingiana.
28 Fa tsy nisy teo amy ny mipetra-mihinana
nahalala ny antony ny filazany
*izany* taminy.
29 Fa ny sasany nanao anakam-po, satria
Ioda no nitondra ny kitapo dia hoy
Iesio taminy, Vidio ny zavatr' ilaintsikia
ho amy ny fandroana; na hanome zavatra
ho any ny malahelo.
30 Ary rehefa nandray ny sombin-kanina,
dia nivoaka faingiana izy: f' efa alina ny
andro.
31 Ary rehefa nivoaka izy, dia hoy Iesio,
Ankehitriny ny Zanak'olona no ankalazainy:
ary Andriamanitra no ankalazainy
eo anatiny.
32 Raha Andriamanitra no ankalazainy
eo anatiny, Andriamanitra kosa hankalaza
Azy anati-tena, dia hankalaza Azy faingiana
Izy.
33 Rankizy, vetivety foana no hitoerako
aty aminareo. Hianareo hitady Ahy: ary
tahaky ny voa lazako tamy ny olon-Iodaia,
F' izay alehako, tsy azonareo haleha, no
lazaiko aminareo ankehitriny.
34 Didy vaovao omeko anareo, Mifankatiava
hianareo; tahaky ny nitiavako anareo
no hifankatiavanareo kosa.
35 Izany no hahafantarany ny olon-drehetra
fa mpianatro hianareo, raha mifankatia
hianareo.
36 Hoy Simôna Petro taminy, Tompoko,
hankaiza Hianao? Iesio namaly azy, Izay
alehako, tsy azonao harahiny Aho ankehitriny;
fa hanaraka Ahy rahatrizay hianao.
37 Hoy Petro taminy, Tompoko, nahoana
no tsy mahazo manaraka Anao ankehitriny
aho? Izaho hanary ny aiko noho ny
Anao.
38 Iesio namaly azy, Hianao va hanary
ny ainao noho ny Ahy? Izaho milaza aminao
marina dia marin-tokoa, Tsy haneno
ny akoho mandra-handavanao Ahy intelo.

## TOKO XIV.

AZA malahelo ny fonareo: minoa an' Andriamanitra,
ka minoa Ahy kosa.
2 Eo an-tranon-DRaiko misy fitoerana
maro: raha tsy *izany*, dia nilaza taminareo
Aho. Izaho mandeha hamboatra fitoerana
ho anareo.

3 Ary raha handeha Aho hamboatra fitoe-
rana ho anareo, dia ho avy indray Aho, ka
handray anareo ho any amiko; k' izay
hitoerako, no hitoeranareo kosa.
4 Ary izay alehako, dia fantatrareo, ary
ny làlana dia fantatrareo koa.
5 Hoy Tôma taminy, Tompoko, izahay
tsy mahalala izay alehanao; ka hataonay
ahoana no hahafantatry ny làlana?
6 Hoy Iesio taminy, Izaho no làlana, sy
ny fahamarinana, ary ny fiainana: tsy misy
olona mankany amy ny Ray, afa tsy amy
ny alalako.
7 Raha mahafantatra Ahy, dia mahafan-
tatry ny Raiko kosa hianareo: ary anke-
hitriny dia mahafantatra Azy hianareo, f'
efa nahita Azy hianareo.
8 Hoy Filipo taminy, Tompoko, asehoy
anay ny Ray, dia aoky izay ho anay.
9 Hoy Iesio taminy, Izay ela izay nitoe-
rako teo aminareo, ka tsy mbola fantatrao v'
Aho, ry Filipo? izay nahita Ahy no nahita
ny Ray; ary nahoana no ataonao hoe,
Asehoy anay ny Ray?
10 Tsy mino va hianao, f' Izaho eo ana-
tiny ny Ray, ary ny Ray eo anatiko? Ny
teny izay lazaiko aminareo tsy milaza ho
Ahy Aho: fa ny Ray izay mitoetra eo ana-
tiko, no manao ny asa.
11 Minoa Ahy f' Izaho eo anatiny ny
Ray, ary ny Ray eo anatiko: fa raha tsy
*izany*, minoa Ahy noho ny asa hiany.
12 Izaho milaza aminareo marina dia
marin-tokoa, Izay mino Ahy, ny asa ataoko
no hataony kosa: ary izy hanao manoatra
noho ireny; satria Izaho no mankany amy
ny Raiko.
13 Ary izay rehetra hangatahinareo amy
ny anarako, no hefaiko; mba hankalazany
ny Zanaka any ny Ray.
14 Raha mangataka zavatra amy ny ana-
rako hianareo, dia hefaiko *izany*.
15 Raha tia Ahy hianareo, tandremo ny
didiko.
16 Ary Izaho hangataka amy ny Ray,
ary Izy hanome anareo mpananatra hafa,
hitoetra eo aminareo mandrakizay;
17 Ny Fanahiny ny fahamarinana; Izay
tsy azo ho raisiny izao tontolo izao, satria
tsy hitany, ka tsy fantany: fa hianareo ma-
hafantatra Azy; f' Izy mitoetra eo aminareo,
ka ho eo anatinareo.
18 Izaho tsy hamela anareo ho kamboty;
hankaty aminareo Aho.
19 Afaka vetivety foana ka tsy hahita
Ahy intsony izao tontolo izao; fa hianareo
mahita Ahy: satria velona Aho, dia ho
velona hianareo kosa.
20 Ho fantatrareo aminy izany andro
izany f' Izaho eo anatiny ny Ray, ary hia-
nareo eo anatiko, ary Izaho eo anatinareo.
21 Izay manany ny didiko, ka mitan-
driny izany, no tia Ahy; ary izay tia Ahy,
no ho tiany ny Raiko, ary Izaho ho tia azy,
ka hiseho aminy.
22 Hoy Ioda taminy, (tsy Isikariôty,)
Tompoko, nahoana Hianao no hiseho ami-
nay, fa tsy aminy izao tontolo izao?
23 Iesio namaly, ka nanao taminy hoe,
Raha misy olona tia Ahy, dia hitandriny
ny teniko izy; ary ny Raiko ho tia azy,
ary hankeo aminy Izahay, ka honina eo
aminy.
24 Izay tsy tia Ahy, no tsy mitandriny
ny teniko: ary ny teny izay renareo tsy
Ahy, fa any ny Ray Izay naniraka Ahy.
25 Voa lazako taminareo izany zavatr'
izany, raha mbola eto aminareo Aho.
26 Fa ny Mpananatra, dia ny Fanahy
Masina, Izay hirahiny ny Ray amy ny
anarako, Izy hampianatra anareo zava-
drehetra, dia hampahatsiaro anareo ny zava-
drehetra, izay no lazaiko taminareo.
27 Fihiavanana no avelako aminareo, ny
fihiavanako omeko anareo; tsy tahaky ny
omeny izao tontolo izao, n'omeko anareo.
Aza malahelo, na matahotra ny fonareo.
28 Efa renareo izay no lazaiko taminareo,
Izaho handeha, ka hankeo aminareo. Raha
tia Ahy hianareo, dia ho faly hianareo fa
nilaza Aho, Izaho mankany amy ny Ray:
fa ny Raiko lehibe lavitra noho Izaho.
29 Ary ankehitriny nilaza taminareo ra-
hateo Aho, mba hinoanareo, raha tonga
izany.
30 Izaho tsy hiresaka be aminareo intsony:
fa avy ny andriany izao tontolo izao, ka tsy
manan-javatra eo anatiko izy.
31 Fa mba ho fantatry izao tontolo izao,
fa tiako ny Ray; ary araky izay nandi-
diany ny Ray Ahy, no ataoko. Mitsan-
gàna, andeha isikia hiala eto.

## TOKO XV.

IZAHO no tahom-boaloboka marina, ary ny
Raiko no mpamboatra.
2 Ny sampan-drehetra eo anatiko izay tsy

mamoa no esoriny: ary ny *sampan*-drehetra izay mamoa, no amboariny, mba hamoazany bebe kokoa.
3 Ankehitriny hianareo efa no dioviny ny teniko, izay no lazaiko taminareo.
4 Tomoera eo anatiko, ary Izaho eo anatinareo. Tahaky ny sampany tsy mahay mamoa ho azy, raha tsy mitoetra eo anatiny ny tahom-boaloboka izany; dia toy izany kosa hianareo, raha tsy mitoetra eo anatiko.
5 Izaho no tahom-boaloboka, hianareo no sampany: izay mitoetra eo anatiko, ary Izaho eo anatiny, dia mamoa be iny: fa raha misaraka amiko hianareo, tsy mahefa na inona na inona hianareo.
6 Raha misy tsy mitoetra eo anatiko, dia tahaky ny sampany ariany izy, ka malazo; ary ny olona manangony izany, dia hatainy, ka hodorany.
7 Raha mitoetra eo anatiko hianareo, ka mitoetra eo anatinareo ny teniko, dia hangatahinareo izay tianareo, ka hefaina ho anareo izany.
8 Izany no ankalazana ny Raiko, hamoazanareo be; dia ho mpianatro hianareo.
9 Araky ny nitiavany ny Ray Ahy, no nitiavako anareo: tomoera eo anatiny ny fitiavako hianareo.
10 Raha mitandriny ny didiko hianareo, dia hitoetra eo anatiny ny fitiavako hianareo; araky ny nitandremako ny didiny ny Raiko, sy itoerako eo anatiny ny fitiavany.
11 Izany teny izany no lazaiko taminareo, mba hitoerany ny fifaliako eo anatinareo, ary mba ho tanteraka ny fifalianareo.
12 Izany no didiko, Mifankatiava hianareo araky ny nitiavako anareo.
13 Tsy misy olona manam-pitiavana lehibe noho izany, fa olona manolotry ny ainy hisolo ny sakaizany.
14 Hianareo no sakaizako, raha manao araky izay rehetra andidiako anareo.
15 Tsy hataoko hoe mpanompo intsony hianareo; fa ny mpanompo tsy mahalala izay ataony ny tompony: f' efa nataoko hoe sakaiza hianareo: f' izay rehetra no reko tamy ny Raiko no nambarako taminareo.
16 Hianareo tsy nifidy Ahy, f' Izaho no nifidy anareo, ka nanendry anareo handeha, sy hamoa, ary mba hitoerany ny vokatrareo; mba homeny ny Ray ho anareo izay rehetra hangatahinareo amy ny anarako.
17 Izaho mandidy anareo izany zavatr' izany, mba hifankatiavanareo.
18 Raha halany izao tontolo izao hianareo, dia fantatrareo, f' efa halany Aho taloha anareo.
19 Raha avy aminy izao tontolo izao hianareo, dia ho tiany izao tontolo izao ny azy: satria tsy avy aminy izao tontolo izao hianareo, f' Izaho nifidy anareo taminy izao tontolo izao, koa halany izao tontolo izao hianareo.
20 Tsarovy ny teny izay no lazaiko taminareo, Ny andevo tsy mba lehibe noho ny tompony. Raha nanenjikia Ahy izareo, dia hanenjikia anareo kosa izareo: raha nitandriny ny teniko izareo, dia hitandriny ny anareo kosa izareo.
21 F' izany rehetr' izany hataony aminareo, noho ny anarako, satria tsy mahalala Izay naniraka Ahy izareo.
22 Raha tsy tonga Aho, sy nilaza taminy, tsy mba nanan' ota izareo: fa ankehitriny tsy manan-tsarony ny fahotany izareo.
23 Izay mandrafy Ahy no mandrafy ny Raiko kosa.
24 Raha tsy nataoko teo aminy, izay asa tsy nataon' olona, tsy nanan' ota izareo; fa ankehitriny hitany, ka halany Aho ambany ny Raiko koa.
25 F' izany no nahatanteraky ny teny izay voa soratra eo amy ny lalàny hoe, "Halany foana Aho."
26 Fa raha tonga ny Mpananatra, Izay hirahiko ho aminareo, avy amy ny Ray, dia ny Fanahiny ny fahamarinana, Izay avy amy ny Ray, Izy no hanambara Ahy.
27 Ary hianareo kosa hanambara, fa hianareo efa omby eo amiko hatramy ny taloha.

## TOKO XVI.

Izany zavatr' izany no lazaiko taminareo, mba tsy ho tafintohina hianareo.
2 Izareo hamoaka anareo amy ny sonagôgy: fa avy ny andro, ka hataony izay rehetra mamono anareo fa manao ny fanompoan' Andriamanitra izareo.
3 Ary izany no hataony aminareo, satria tsy fantany ny Ray, na Izaho.
4 F' izany no lazaiko taminareo, mba ho tsaroanareo, raha tonga ny fetr'andro, f' Izaho no nilaza izany taminareo. Ary izany tsy mba no lazaiko taminareo hatramy ny taloha, satria teo aminareo hiany Aho.
5 F' Izaho ankehitriny mandeha hankany

aminy Izay naniraka Ahy; ary tsy misy
eo aminareo manontany Ahy, Hankaiza
Hianao?
6 Fa satria nilaza izany taminareo Aho,
dia difotr'alahelo ny fonareo.
7 F' Izaho milaza ny marina aminareo;
mahatsara anareo ny fialako; fa raha tsy
handeha Aho, tsy hankeo aminareo ny
Mpananatra; fa raha handeha Aho, dia
haniraka Azy ho aminareo Aho.
8 Ary raha tonga Izy, dia hanoro izao
tontolo izao ny fahotana, sy ny fahamari-
nana, ary ny fitsarana, Izy:
9 Ny fahotana, fa tsy mino Ahy izareo;
10 Ny fahamarinana, fa mankany amy ny
Raiko Aho, ka tsy hahita Ahy intsony
hianareo;
11 Ny fitsarana, fa ny andriany izao ton-
tolo izao no tsarainy.
12 Izaho mbola manan-javatra maro hiany
ho lazaina aminareo, fa tsy zakanareo ho
entina ankehitriny.
13 Fa raha tonga Izy, dia ny Fanahiny
ny fahamarinana, Izy hitondra anareo ho
amy ny marina rehetra: f' Izy tsy hiteny
ho Azy, f' izay efa reny hiany no ho la-
zainy: ary Izy hanambara aminareo izay
zavatra ho avy.
14 Izy hankalaza Ahy: f' Izy handray
amy ny Ahy, ka hanambara *izany* ami-
nareo.
15 Ahy izay zava-drehetra ananany ny
Ray: izany no nilazako, f' Izy handray
amy ny Ahy, ka hanambara *izany* ami-
nareo.
16 Vetivety foana; dia tsy hahita Ahy
hianareo: ary vetivety foana indray, dia
hahita Ahy hianareo, satria Izaho no man-
kany amy ny Ray.
17 Ary ny mpianany sasany nifampilaza
hoe, Inona izany, no lazainy taminay, Ve-
tivety foana, dia tsy hahita Ahy hianareo:
ary vetivety foana indray, dia hahita Ahy
hianareo, ary, Satria Izaho no mankany
amy ny Ray?
18 Ary hoy izareo, Inona izany no la-
zainy, Vetivety foana? Tsy fantatray izay
no lazainy.
19 Ary Iesio nahalala, fa tahanontany
Azy izareo, dia hoy Izy taminy, Mifanon-
tany izany va hianareo, fa hoy Izaho, Veti-
vety foana, dia tsy hahita Ahy hianareo,
ary vetivety foana indray, dia hahita Ahy
hianareo?
20 Izaho milaza aminareo marina dia
marin-tokoa, Fa hitomany sy hisaona hiana-
reo, fa hifaly izao tontolo izao: ary hiana-
reo dia halahelo, fa hody fifaliana ny ala-
helonareo.
21 Manam-pahoriana ny vehivavy, raha
mitera-jaza, satria tonga ny fetr'androny:
fa rehefa velon-jaza izy, tsy mahatsiaro
intsony ny fahoriany, noho ny fifaliany fa
teraka zanaka-lahy ho ambony ny tany.
22 Ary hianareo manan' alahelo tokoa
ankehitriny aminy izany: f' Izaho hahita
anareo indray, ary ho faly ny fonareo, ary
tsy misy olona hanesotry ny fifalianareo
aminareo.
23 Ary aminy izany andro izany, tsy
hanontany Ahy na inona na inona hiana-
reo; Izaho milaza aminareo marina dia
marin-tokoa, fa na inona na inona no han-
gatahinareo amy ny Ray amy ny anarako,
dia homeny anareo.
24 Mandrak'ankehitriny tsy mbola nanga-
taka na inona na inona tamy ny anarako
hianareo: mangataha, dia hahazo hianareo,
mba ho tanteraka ny fifalianareo.
25 Ohabolana no nilazako izany zavatr'
izany taminareo: fa ho avy ny andro
tsy hilazako ohabolana aminareo intsony,
fa hanambarako aminareo marimarina ny
Ray.
26 Hianareo hangataka amy ny anarako
aminy izany andro izany: ary Izaho tsy
milaza aminareo, f' Izaho hangataka amy
ny Ray ho anareo:
27 Fa ny Ray tia anareo, satria efa tia
Ahy hianareo, ary efa nino, fa nivoaka
tamin' Andriamanitra Aho.
28 Izaho nivoaka tamy ny Ray, ka tonga
ho aminy izao tontolo izao: Izaho handao
izao tontolo izao indray, ka hankany amy
ny Ray.
29 Hoy ny mpianany taminy, Indro, mi-
laza marimarina ankehitriny Hianao, fa tsy
milaza ohabolana.
30 Fantatray ankehitriny, fa mahalala za-
vatra rehetra Hianao, ka tsy mila olona
mba hanontany Anao: izany no inoanay,
fa nivoaka tamin' Andriamanitra Hianao.
31 Iesio namaly azy, Mino va hianareo
ankehitriny?
32 Indro, avy ny andro, ka tonga ankehi-
triny, fa hiely hianareo samy ho any amy
ny azy, ary Izaho no hilaozana ho irery: ka-
nefa tsy ho irery Aho, fa ny Ray ato amiko.

 

33 Izany no lazaiko taminareo mba hahazoanareo fihiavanana eo anatiko. Hahazo fahoriana hianareo eo aminy izao tontolo izao; fa matokia hianareo; Izaho efa nandresy izao tontolo izao.

## TOKO XVII.

IESIO nilaza izany teny izany, dia nanandratry ny masony ho amy ny lanitra, ka hoy Izy, Ry Raiko ô, tonga ny fetr'andro; mankalazà ny Zanakao, mba hankalazany ny Zanakao Anao kosa;
2 Toy ny nomenao Azy fahefana amy ny nofo rehetra mba homeny fiainana mandrakizay ho any izay rehetra nomenao Azy.
3 Ary izany no fiainana mandrakizay, mahafantatra Anao Izay Andriamanitr' iray hiany marin-tokoa, sy Iesio Kiraisity Izay nirahinao.
4 Izaho efa nankalaza Anao tety ambony ny tany: Izaho nahavita ny asa rehetra izay nomenao Ahy hatao.
5 Ary ankehitriny, ry Raiko, mankalazà Ahy ambany ny tenanao, amy ny voninahitra ilehy nananako taminao, dieny tsy mbola nisiany izao tontolo izao.
6 Izaho nanambara ny anaranao tamy ny olona izay nomenao Ahy avy taminy izao tontolo izao: Anao ireny, ka nomenao Ahy; ary efa nitandriny ny teninao ireny.
7 Fantany ankehitriny fa avy taminao izay rehetra nomenao Ahy.
8 F' efa nomeko azy ny teny izay nomenao Ahy; ary izareo nandray *izany*, ka nahalala marin-tokoa fa avy taminao Aho, ary izareo nino fa Hianao no naniraka Ahy.
9 Izaho mangataka ho any ireny: Izaho tsy mangataka ho any izao tontolo izao, fa ho any izay nomenao Ahy; fa Anao ireny.
10 Ary ny Ahy rehetra, dia Anao; ary ny Anao, dia Ahy; ary Izaho no ankalazainy eo anatiny ireny.
11 Ary Izaho tsy mitoetra eo aminy izao tontolo izao intsony, f' izareo mitoetra eo aminy izao tontolo izao, ary Izaho mankany aminao. Ry Raiko masina ô, tehirizo amy ny anaranao izay nomenao Ahy, mba ho iray hiany toa antsikia izareo.
12 Raha mbola nitoetra eo aminy izao tontolo izao Aho, dia nitahiry azy tamy ny anaranao Aho: izay rehetra nomenao Ahy no tehiriziko, ary tsy misy very, afa tsy ny zanaky ny fahaverezana; mba ho tanteraka ny Soratra *Masina*.
13 Ary Izaho mankany aminao ankehitriny; ary izany no lazaiko raha mbola aminy izao tontolo izao Aho, mba ho tanteraka eo anatiny ireny ny fifaliana avy amiko.
14 Efa nomeko azy ny teninao; ary halany izao tontolo izao izareo, fa tsy namany izao tontolo izao izareo, tahaka Ahy tsy mba namany izao tontolo izao.
15 Izaho tsy mangataka aminao mba hampiala azy aminy izao tontolo izao, fa mba hiaro azy amy ny ratsy.
16 Tsy namany izao tontolo izao izareo, tahaka Ahy tsy namany izao tontolo izao.
17 Mahamasìna azy amy ny tonao; to ny teninao.
18 Tahaky ny nanirahanao Ahy ho aminy izao tontolo izao, no nanirahako azy ho aminy izao tontolo izao.
19 Ary Izaho mahamasin-tena noho ny azy, mba hahamasinany ny tonao azy kosa.
20 Ary Izaho tsy mangataka ho any ireny hiany, fa ho any izay koa hino Ahy noho ny teniny;
21 Mba ho iray hiany izy rehetra; tahaka Anao, Ray, eo anatiko, ary Izaho kosa eo anatinao, mba hiray eo anatintsikia kosa izareo: mba hinoany izao tontolo izao, fa Hianao no naniraka Ahy.
22 Ary ny voninahitra izay nomenao Ahy, no nomeko any ireny kosa; mba hiray hiany izareo, toy ny firaisantsikia:
23 Izaho eo anatiny, ary Hianao eo anatiko, mba ho tanteraka eo anatiny ny iray izareo; ary mba ho fantatry izao tontolo izao, fa Hianao efa naniraka Ahy, ary efa tianao azy toy ny nitiavanao Ahy.
24 Ray, tiako f' izay nomenao Ahy hitoetra amiko eo aminy izay itoerako; mba ho hitany ny voninahitro izay nomenao Ahy: f' efa tia Ahy Hianao, dieny tsy mbola nisiany ny fanorenany izao tontolo izao.
25 Ry Ray marina ô, dia tsy nahalala Anao izao tontolo izao; f' Izaho nahalala Anao, ary fantatry ireo fa Hianao no naniraka Ahy.
26 Ary efa nambarako azy ny anaranao, dia hambarako hiany: mba hitoerany ny fitiavana izay nitiavanao Ahy eo anatiny, ary Izaho ho eo anatiny kosa.

## TOKO XVIII.

Rehefa nilaza izany teny izany Iesio, dia nandeha Izy ambany ny mpianany hita ny renirano i Kedrôna, dia nisy tanim-boly teo, izay nidirany ambany ny mpianany.

2 Ary Ioda kosa, izay namadikia Azy, nahalala ny fitoerana, fa nankeo matetikia Iesio ambany ny mpianany.

3 Ary Ioda, rehefa nahazo miaramila iray toko sy ny mpandraharaha avy tamy ny mpisorona be, sy ny Farisaio, dia nankeo mitondra fanala sy fanilo ambany fiadiana.

4 Ary Iesio nahalala izay rehetra hanjo Azy, dia nivoaka, ka nanao taminy hoe, Iza moa no tadiavinareo?

5 Izareo namaly Azy, Iesio any Nazareta. Hoy Iesio taminy, Izaho no Izy. Ary Ioda kosa, izay namadikia Azy, nijanona teo aminy.

6 Ary raha vao nilaza taminy Izy, Izaho no Izy, dia nianotra izareo, ka lavo tamy ny tany.

7 Ary Izy nanontany *azy* indray, Iza no tadiavinareo? Ary hoy izareo, Iesio any Nazareta.

8 Iesio namaly, Izaho efa nilaza taminareo, f' Izaho no Izy:. ary raha mitady Ahy hianareo, avelao handeha ireo:

9 Mba ho tanteraka ny teny, izay nataony hoe, Tsy misy very aminy izay nomenao Ahy.

10 Ary Simôna Petro nanan-tsabatra, ka no tsoahany, dia namely ny mpanompony ny mpisorona be izy, ka no kapainy ny sofiny ankavanana. Ary Maliko no anarany lehy mpanompo.

11 Ary hoy Iesio taminy Petro, Ampidiro amy ny tranony ny sabatrao: ilehy kapoaka nomeny ny Raiko Ahy, tsy ho sotroiko v' izany?

12 Ary ny miaramila iray toko, ambany ny mpifehi-arivo, sy ny mpandraharaha amy ny olon-Iodaia nisambotra any Iesio, ka namatotra Azy.

13 Dia nitondra Azy ho any aminy Anasa aloha, f' izy no rafozany Kaiafa, mpisorona be taminy izany taona izany.

14 Ary Kaiafa no ilehy nanome saina ny olon-Iodaia hoe, fa mahatsara izany, raha maty lehilahy anankiray hisolo ny olona.

15 Dia nanaraka any Iesio i Simôna Petro, sy ny mpianatra anankiray koa: ary fantatry ny mpisorona be izany mpianatr' izany, dia niara-niditra izy sy Iesio ho any an-tranony ny mpisorona be.

16 F' i Petro nijanona teo ala-trano anilany ny varavarana. Dia nivoaka ilehy mpianatra anankiray fantatry ny mpisorona be, dia niteny tamy ny mpiandri-varavarana, ka nampiditra any Petro.

17 Ary hoy lehy zazavavy mpiandri-varavarana taminy Petro, Tsy mpianatra anankiray aminy io lehilahy io va hianao kosa? Hoy izy, Tsy izy aho.

18 Ary ny mpanompo sy ny mpandraharaha nijanona teo, rehefa namelon' afo; fa nangatsiaka: dia namindro izareo: ary Petro nijanona teo aminy, dia namindro teo kosa izy.

19 Ary ny mpisorona be nanontany any Iesio ny amy ny mpianany, sy ny fampianarany.

20 Iesio namaly azy, Izaho nilaza marimarina taminy izao tontolo izao: Izaho nampianatra mandrakariva teo amy ny sonagôgy, sy ny tempoly izay iangonany ny olon-Iodaia mandrakariva; ary tsy misy no lazaiko teo amy ny miafina.

21 Nahoana hianao no manontany Ahy? Manontania izay nihaino *Ahy*, izay no lazaiko taminy; indro, ireny mahalala izay no lazaiko.

22 Ary rehefa nilaza izany teny izany Izy, dia namely tahamaina any Iesio mpandraharaha anankiray izay nijanona teo, ka nanao hoe, Izany va no famalinao ny mpisorona be?

23 Iesio namaly azy, Raha niteny ratsy Aho, ambarao ny ratsy: fa raha tsara, nahoana hianao no mamely Ahy?

24 I Anasa nampitondra Azy mifatotra ho any aminy Kaiafa mpisorona be.

25 Ary Simôna Petro nijanona, ka namindro. Dia hoy izareo taminy, Tsy mpianany va hianao kosa? Izy nandà, ka nanao hoe, Tsy izy aho.

26 Hoy ny anankiray tamy ny mpanompony ny mpisorona be, havany lehy no kapainy Petro ny sofiny, Tsy efa hitako momba Azy teo amy ny tanim-boly va hianao?

27 Ary Petro nandà indray: dia naneno miarakaminizay ny akoho.

28 Ary izareo nitondra any Iesio hiala aminy Kaiafa ho any an-trano-fitsarana: dia naraina koa izany; f' izareo tsy nankany an-trano-fitsarana, fandroa ho lotoiny izareo; fa mba hihinany ny pasaka izareo.

29 Ary Pilato nivoaka ho any aminy;
ka hoy izy, Inona no teny entinareo hiampanga
io lehilahy io?
30 Dia namaly izareo, ka nanao taminy
hoe, Raha tsy meloka Izy, tsy mba natolotray
taminao Izy.
31 Ary hoy Pilato taminy, Alao Izy, ka
tsarao araky ny lalànareo. Ary ny olon-Iodaia
nanao taminy hoe, Tsy mety izany
aminay hahafaty olona.
32 Mba ho tanteraka ny teniny Iesio,
izay no lazainy, manambara izay fahafatesana
no hiaretany.
33 Ary Pilato niditra teo an-trano-fitsarana
indray, dia niantso any Iesio, ka hoy
izy taminy, Hianao va no Mpanjaky ny
olon-Iodaia?
34 Iesio namaly azy, Hianao tena va no
milaza izany, sa ny sasany nilaza Ahy *izany*
taminao?
35 I Pilato namaly, Olon-Iodaia v' aho?
Ny firenenao, ambany ny mpisorona be, no
nanolotra Anao tamiko: inona no nataonao?
36 Iesio namaly hoe, Ny fanjakako tsy
avy aminy izao tontolo izao: raha avy
aminy izao tontolo izao ny fanjakako, dia
miady ny mpanompoko, mba tsy hatolotra
ho any ny olon-Iodaia Aho: ary ankehitriny
tsy avy aminy izany ny fanjakako.
37 Ary hoy Pilato taminy, Mpanjaka va
ary Hianao? Iesio namaly, Voa lazanao
fa mpanjaka Aho. Izany no niterahany
Ahy, ary izany no nihiaviako ho aty aminy
izao tontolo izao, hanambarako ny
marina. Izay rehetra avy amy ny marina
mihaino ny feoko.
38 Hoy Pilato taminy, Inona no marina?
Ary rehefa nilaza izany izy, dia nivoaka
indray izy hankany amy ny olon-Iodaia,
ka hoy izy taminy, Tsy hitako izay helony
na kely akory.
39 F' izany no fanaonareo amy ny pasaka,
handefako anankiray ho anareo; ary
tianareo va raha halefako ho anareo ny
mpanjaky ny olon-Iodaia?
40 Ary izy rehetra niantso indray, ka nanao
hoe, Tsy lehio, f' i Baraba; anefa
mpangalatra i Baraba.

## TOKO XIX.

Ary Pilato naka any Iesio, ka no kapohiny.
2 Ary ny miaramila nandrary satro-tsilo,
dia nasatrony ny lohany, ka no tafiny lamba
jaky Izy.
3 Ary hoy izareo, Finaritra Hianao, Mpanjaky
ny olon-Iodaia! dia namely tahamaina
Azy izareo.
4 Ary Pilato dia nivoaka indray, ka hoy
izy taminy, Indro, izaho mitondra Azy ho
aminareo, mba ho fantatrareo fa tsy hitako
izay helony na kely akory.
5 Dia nivoaka Iesio, misatro-tsilo sy mitafy
jaky. Ary hoy *Pilato* taminy, Indro
ny lehilahy.
6 Ary rehefa hitany ny mpisorona be ambany
ny mpandraharaha Izy, dia niantso
izareo, ka nanao hoe, Homboy amy ny
hazo-fijaliana, homboy amy ny hazo-fijaliana
Izy. Hoy Pilato taminy, Entonareo
Izy, ka homboy amy ny hazo-fijaliana; fa
tsy hitako izay helony na kely akory.
7 Ary ny olon-Iodaia namaly azy, Izahay
manana lalàna, ka tokony ho vonoiny Izy
araky ny lalànay, satria ny Zanak' Andriamanitra
no nataony ny tena.
8 Ary raha nandre izany teny izany Pilato,
mainkia natahotra izy.
9 Dia nankany an-trano-fitsarana indray
izy, ka hoy izy taminy Iesio, Avy
taiza Hianao? Fa tsy namaly teny azy
Iesio.
10 Dia hoy Pilato taminy, Tsy miteny
amiko va Hianao? tsy fantatrao f' izaho
manana fahefana hanombo Anao amy ny
hazo-fijaliana, ary manana fahefana handefa
Anao?
11 Iesio namaly, Hianao tsy nanana fahefana
amiko, raha tsy nomeny anao avy
tany ambony izany; ary izay nanolotra
Ahy ho anao, no melomeloka kokoa.
12 Pilato hatraminy izany nitady handefa
Azy: fa ny olon-Iodaia niantso, ka nanao
hoe, Raha halefanao io lehilahy io, tsy mba
sakaizany Kaisara hianao: izay rehetra
manao-tena ho mpanjaka, dia manohitra
any Kaisara izy.
13 Ary rehefa nandre izany teny izany
Pilato, dia nitondra any Iesio hivoaka, ka
nipetraka teo ambony ny fitsarana teo amy
ny fitoerana izay atao hoe, i Lampivato, fa
amy ny teny Hebirio atao hoe, i Gabata.
14 Ary efa omby amy ny fanamboarany
ny pasaka, ary tokony ho amy ny ora fahenina;
dia hoy izy tamy ny olon-Iodaia,
Indro ny mpanjakanareo.

15 Ary izareo niantso hoe, Ento, ento
Izy, homboy amy ny hazo-fijaliana Izy.
Hoy Pilato taminy, Homboiko amy ny
hazo-fijaliana va ny mpanjakanareo? Ny
mpisorona be namaly, Izahay tsy manana
mpanjaka, afa tsy Kaisara.
16 Ary izy nanolotra Azy taminy, mba
ho homboany amy ny hazo-fijaliana. Ary
izareo nisambotra any Iesio, ka nitondra
Azy.
17 Ary Izy nitondra ny hazo-fijaliany,
dia nankany amy ny fitoerana atao hoe, i
Karan-doha, izay atao hoe, amy ny teny
Hebirio, i Gologota.
18 Any no nanomboany Azy tamy ny
hazo-fijaliana, ambany ny roa lahy niaraka
taminy; iray teo an-daniny avy, ary Iesio
teo afovoany.
19 Ary Pilato nanoratra anarana, ka na-
petany teo ambony ny hazo-fijaliana. Ary
izany no voa soratra, IESIO ANY NA-
ZARETA MPANJAKY NY OLON-
IODAIA.
20 Ary maro amy ny olon-Iodaia nama-
ky izany anaran' izany: fa akeky ny
tanàna ny fitoerana izay nanomboany any
Iesio tamy ny hazo-fijaliana: ary voa so-
ratra tamy ny teny Hebirio, sy Girikia,
sy Ròma, izany.
21 Ary ny mpisorona be amy ny olon-
Iodaia nilaza taminy Pilato, Aza manora-
tra, Mpanjaky ny olon-Iodaia; f' Izy no
nihiambo hoe, Izaho no Mpanjaky ny olon-
Iodaia.
22 I Pilato namaly, Izay voa soratro, dia
voa soratro.
23 Ary ny miaramila, rehefa nanombo
any Iesio tamy ny hazo-fijaliana; dia naka
ny fitafiany, ka no zarainy inefatra izany,
samy nanany ny anjarany avy ny miara-
mila; ary ny lambany kosa; fa tsy nisy
vitrana ny lambany, fa tenony iray hiany
avokoa izany.
24 Ary izareo nifampilaza hoe, Aza mba
triarintsikia, fa aoky hilokany izay hahazo
izany: mba ho tanteraka ny Soratra *Masina*,
izay nanao hoe, "Izareo nizara ny fita-
fiako, ka nilokany ny fizarany ny lam-
bako." Ary izany nataony ny miaramila.
25 Ary nisy nijanona teo anilany ny hazo-
fijaliany Iesio, ny reniny ambany ny raha-
vavin-dreniny, i Maria vadiny Kilôpa, sy
Maria any Magidala.
26 Ary Iesio nony nahita an-dreniny, am-
bany ny mpianatra izay malalany mijanona
eo, dia hoy Izy tamin-dreniny, Ravehi-
vavy, indro ny zanakao!
27 Ary hoy izy taminy lehy mpianatra, In-
dro ny reninao! ary izany mpianatr' izany
nitondra azy ho any an-tranony taminy
izany andro izany.
28 Ary rehefa afak' izany, fantatry Iesio
f' efa vita ny zavatra rehetra ankehitriny,
mba ho tanteraka ny Soratra *Masina*, hoy
Izy, Mangetaheta Aho.
29 Ary nisy lovia anankiray feno vini-
gera napetraka teo: ary fifohana natso-
foka tamy ny vinigera, ka no tohiziny tamy
ny tsorakazo-isôpa, dia napetaka tamy ny
vavany izany.
30 Ary hoy Iesio, rehefa nandray ny
vinigera, Vita: ary Izy nanondriky ny lo-
hany, dia niala-aina.
31 Ary ny olon-Iodaia nangataka taminy
Pilato, mba ho tapahiny ny ranjony izy telo
lahy ka hesoriny ireo, satria efa omby eo ny
andro fanamboarana; mba tsy hitoerany
ny faty hahatratry ny sabata eo amy ny
hazo-fijaliana, (fa andro lehibe izany sabata
izany.)
32 Ary tonga ny miaramila, dia no tapa-
hiny ny ranjony ny voalohany, sy ny
anankiray koa niara-nomboany taminy teo
amy ny hazo-fijaliana.
33 Fa nony nankeo aminy Iesio izareo,
dia nahita fa maty sahady Izy, ka tsy mba
no tapahiny ny ranjony.
34 Fa miaramila anankiray nandefony ny
lanivoany, dia nandeha ra sy rano miaraka-
minizay.
35 Ary lehy nahita, dia nanambara, ary
marina ny fanambarany: ary izy mahalala,
fa milaza ny marina izy, mba hinoanareo.
36 Fa nataony izany, mba ho tanteraka
ny Soratra *Masina*, "Tsy mba ho tapahiny
ny taolany."
37 Ary hoy indray ny Soratra *Masina*
hafa koa, "Izareo hijery Izay no lefo-
niny."
38 Ary rehefa afak' izany, dia nangataka
taminy Pilato ny fatiny Iesio, i Iôsefa any
Arimataia, (ilehy mpianatry Iesio anefa
mangingina noho ny fatahorany ny olon-
Iodaia). Dia naneky Pilato. Dia lasa izy,
ka naka ny fatiny Iesio.
39 Dia tonga i Nikodimo kosa, ilehy nan-
keo aminy Iesio am-boalohany nony alina,
ka nitondra fangaroharoany ny miora ys

ny aloe, tokony ho enin-jato amby arivo
lanja.
40 Dia naka ny fatiny Iesio izareo, ka
no fonosiny lambam-paty ambany zavatra
manitra, araky ny fanaony ny olon-Iodaia
raha mandevina.
41 Ary nisy tanim-boly teo aminy lehy
fitoerana no nanomboany Azy tamy ny
hazo-fijaliana; ary teo anatiny ny tanim-
boly *nisy* fasam-baovao, izay tsy mbola nan-
devenan' olona.
42 Ary teo no nandevenany any Iesio,
noho ny andro fanamboarany ny olon-Io-
daia; fa akeky ny fasana.

## TOKO XX.

ARY Maria any Magidala nandeha naraina
koa, dieny mbola maizimaizina, tamy ny
andro voalohany amy ny herinandro han-
kany amy ny fasana, ka nahita ny vato voa
esotra tamy ny fasana.
2 Dia nihiazakazaka izy, ka nankany
aminy Simôna Petro ambany ny mpiana-
tra izay tiany Iesio, ka hoy izy taminy, Ny
Tompo nalainy teo amy ny fasana, ka tsy
fantatray izay nametrahany Azy.
3 Dia nandeha i Petro ambany izany
mpianatra anankiray izany, ka nankeo amy
ny fasana.
4 Ary samy niara-nihiazakazaka izy roa
lahy: ary lehy mpianatra anankiray nihia-
zakaza ka nihoatra any Petro, dia tonga
aloha teo amy ny fasana izy.
5 Ary izy niondrikia, dia nahita ny lam-
bam-paty apetraka eo; anefa tsy niditra teo
izy.
6 Ary avy Simôna Petro manaraka azy,
dia niditra teo am-pasana izy, ka nahita ny
lambam-paty apetraka eo,
7 Ary ny lamba fehin-dohany, tsy mba
apetraka eo amy ny lambam-paty, fa na-
valony mitokana izany.
8 Dia niditra ilehy mpianatra anankiray
izay tonga voalohany teo am-pasana, dia
nahita, koa nino.
9 Ary tsy mbola nahalala ny Soratra *Ma-
sina* izareo fa tsy maitsy hitsangana amy ny
maty Izy.
10 Dia lasa indray ny mpianatra hody
any an-tranony.
11 F' i Maria nijanona teo ivelany ny fa-
sana mitomany: ary raha nitomany izy,
dia niondrikia *hitsirikia* eo am-pasana,
12 Ka nahita anjely roa mitafy lamba
fotsy, mipetraka eo, ny anankiray eo an-doha,
ary ny anankiray eo an-tongotry izay nan-
driany Iesio.
13 Ary hoy izareo taminy, Ravehivavy,
nahoana no mitomany hianao? Hoy izy
taminy, Satria nalain' olona ny Tompoko,
ka tsy fantatro izay nametrahany Azy.
14 Rehefa nilaza izany izy, dia nitodikia,
ka nahita any Iesio mitsangana, fa tsy na-
halala izy f' Izy no Iesio.
15 Hoy Iesio taminy, Ravehivavy, na-
hoana no mitomany hianao? iza no tadia-
vinao? Nataony fa mpiandri-voly izy,
ary hoy izy taminy, Tompoko, raha hianao
no naka Azy teto, ambaro amiko izay na-
metrahanao Azy, dia ho entiko Izy.
16 Hoy Iesio taminy, Ry Maria! Dia
nitodikia izy, ka nanao taminy hoe, Ra-
bony; izany hoe, Mpampianatr' ô.
17 Hoy Iesio taminy, Aza manendry
Ahy hianao; fa tsy mbola niakatra ho any
amy ny Raiko Aho: fa mandehana ho any
amy ny rahalahiko, ka lazao aminy hoe,
Izaho miakatra hankeo amy ny Raiko, sy
ny Rainareo; ary ho amin' Andriamani-
tro sy Andriamanitrareo.
18 Tonga i Maria any Magidala, ka nilaza
tamy ny mpianatra, f' efa nahita ny Tompo
izy, ary Izy no nilaza izany teny izany ta-
miny.
19 Ary nony hariva ny andro voalohany
amy ny herinandro, raha voa hidy ny
varavarany lehy *trano* niangonany ny mpi-
anatra, noho ny fatahorany ny olon-Iodaia,
tonga Iesio, dia nitsangana teo afovoany,
ka hoy Izy taminy, Fihiavanana ho ana-
reo.
20 Ary rehefa nilaza izany, dia naneho
azy ny tànany, sy ny lanivoany, Izy. Dia
faly ny mpianatra, raha nahita ny Tompo.
21 Ary hoy Iesio taminy indray, Fihia-
vanana ho anareo: tahaky ny nanirahany
ny Raiko Ahy, no anirahako anareo kosa.
22 Ary rehefa nilaza izany Izy, dia no
fofofofoniny, ka hoy Izy taminy, Raiso ny
Fanahy Masina:
23 Na otan-jovy, na otan-jovy no avelana-
reo, voa vela izany; na *otan*-jovy, na *otan*-
jovy no tsy avelanareo, tsy voa vela izany.
24 F' i Tôma, anankiray amy ny roa
amby ny folo lahy, atao hoe, i Didimo, sen-
dra tsy teo aminy, raha tonga Iesio.
25 Ary hoy ny mpianatra sisa taminy

Efa nahita ny Tompo izahay. Fa hoy izy
taminy, Tsy hino aho, raha tsy ho hitako
eo amy ny tànany ny mariky ny hombo-
ny, ka ho tendreny ny rantsan-tànako ny
mariky ny hombony, ka ho tsapainy ny
tànako ny lanivoany.
26 Ary rehefa afaka havaloan'andro, dia
niangona teo indray ny mpianany, ary Tôma
efa omby eo aminy koa. Tonga Iesio,
rehefa mihidy ny varavarana, dia nitsan-
gana teo afovoany, ka hoy Izy, Fihiavanana
ho anareo.
27 Ary hoy Izy taminy Tôma, Atehefo
eto ny rantsan-tànanao, ary izahao ny tà-
nako; ary atehefo eto ny tànanao, ka tso-
fohy any an-danivoako: fa aza tsy mino,
fa minoa.
28 Ary Tôma namaly, ka nanao taminy
hoe, Tompoko, sy Andriamanitro!
29 Hoy Iesio taminy, Noho ny nahita
Ahy hianao, dia nino hianao, i Tôma:
finaritr' izay tsy nahita, fa nino hiany.
30 Ary famantarana maro hafa koa natao-
ny Iesio tokoa teo imasony ny mpianany, izay
tsy voa soratra eo aminy itoy boky itoy:
31 Fa voa soratra izany, mba hinoanareo
f' Iesio no i Kiraisity Zanak' Andriamani-
tra; ary mba hahazoanareo fiainana amy
ny anarany, raha mino hianareo.

## TOKO XXI.

Rehefa afak' izany dia niseho indray Iesio
tamy ny mpianatra teo amoron-dranomasina
any Tiberia: ary izany no nisehoany.
2 Dia niaraka i Simôna Petro, sy Tôma izay
atao hoe i Didimo, sy Nataniela avy tany
Kana any Galilaia, sy ireo zanaky Zebedaio,
ary ny mpianany roa lahy hafa koa.
3 Hoy Simôna Petro taminy, Izaho man-
deha hamovo. Hoy izareo taminy, Iza-
hay kosa homba anao. Dia nandeha izareo,
ka niditra tany an-tsambo miarakaminizay;
ary tsy nahazo na kely akory izareo ta-
miny izany alin' izany.
4 Ary efa maraina ny andro izao, dia ni-
janona teo amoron-dranomasina Iesio: fa
ny mpianatra tsy nahalala f' Izy no Iesio.
5 Ary hoy Iesio taminy, Anaka, manan-
kanina va hianareo? dia namaly Azy iza-
reo, Tsia.
6 Ary hoy Izy taminy, Alatsaho ny vo-
vonareo eo amy ny lafin' ankavanany ny
sambo, dia hahazo hianareo. Koa nanda-
tsaka izareo, ka tsy mba nahasariky izany
noho ny habeny ny hazandrano.
7 Ary hoy ny mpianatra izay tiany Iesio ta-
miny Petro, Ny Tompo izany. Ary Simôna
Petro raha nandre fa ny Tompo izany, dia
nisikiny ny lamba-famovo izy, (fa nitanjaka
izy,) dia nitsipikia tany an-dranomasina izy.
8 Fa ny mpianatra sasany nandeha tanaty
sambo kely, (fa tsy lavitra tamy ny tany
izareo, fa tokony ho roan-jato hakiho,) ni-
sariky ny vovo feno hazandrano.
9 Raha vao niakatra tany an-tanety iza-
reo, dia nahita afo arin-tany teo, ary hazan-
drano nataony tamboniny, ary mofo.
10 Hoy Iesio taminy, Analao hazandrano
aminy izay voa azonareo ankehitriny.
11 Dia niakatra i Simôna Petro, ka nisa-
riky ny vovo ho any an-tanety, feno hazan-
drano vaventy, telo amby dimam-polo
amby zato; ary na dia be dia be ireny, tsy
vaky ny vono.
12 Hoy Iesio taminy, Avia hisakafo. Fa
tsy nisy amy ny mpianatra sahy nanontany
Azy, Iza moa Hianao? fa nahalala hiany
izareo fa ny Tompo izany.
13 Dia tonga Iesio, dia nandray ny mofo,
ka nanome azy, ary ny hazandrano toy
izany koa.
14 Izao no intelo-mandeha nisehoany Iesio
tamy ny mpianany, rehefa nitsangana tamy
ny maty Izy.
15 Ary rehefa nisakafo izareo, dia hoy
Iesio taminy Simôna Petro, I Simôna,
*zanaky* Iôna, tianao v' Aho mihoatra noho
ireto? Hoy izy taminy, Eny, Tompoko;
fantatrao fa tiako Hianao. Dia hoy Izy
taminy, Fahano àry ny ondri-keliko.
16 Dia hoy Izy taminy indray, I Simôna,
*zanaky* Iôna, tianao v' Aho? Dia hoy izy
taminy, Eny, Tompoko; fantatrao fa tiako
Hianao. Dia hoy Izy taminy, Andraso
àry ny ondriko.
17 Dia hoy Izy indray koa, I Simôna,
*zanaky* Iôna, tianao v' Aho? I Petro dia
nalahelo no nilaza intelo taminy Izy, Tia-
nao v' Aho? Ary hoy izy taminy, Tom-
poko, Hianao mahalala ny zavatra rehetra;
fantatrao fa tiako Hianao. Hoy Iesio ta-
miny, Fahano àry ny ondriko.
18 Izaho milaza aminao marina dia ma-
rin-tokoa, Raha tanora hianao, dia nisikina,
ka nandeha taminy izay no tianao: fa
rehefa antitra hianao, dia haninji-tàna
hianao, ary olon-kafa no hanikina anao,

ka hitondra *anao* aminy izay tsy ho tianao.
19 Ary izany no lazainy, manambara ny fahafatesana hankalazany an' Andriamanitra. Ary rehefa nilaza izany, dia hoy Izy taminy, Manaraha Ahy.
20 Dia nitodikia i Petro, ka nahita ny mpianatra izay no tiany Iesio manaraka; izy hiany no niankina tamy ny tratrany raha nisakafo, ka nanao hoe, Tompoko, iza no hamadikia Anao?
21 I Petro nony nahita azy, dia nanao taminy Iesio hoe, Tompoko, inona no ho aminy lehio?
22 Hoy Iesio taminy, Raha tiako izy hitoetra mandra-pihiaviko, hahoanao *izany*? manaraha Ahy hianao.
23 Ary izany teny izany niely tamy ny rahalahy, fa tsy ho maty izany mpianatr' izany: anefa Iesio tsy nanao taminy hoe, Tsy ho maty izy, fa, Raha tiako izy hitoetra mandra-pihiaviko, hahoanao *izany*?
24 Izy no mpianatra izay manambara izany, sy manoratry izany: ary fantatray fa marina ny fanambarany.
25 Ary misy zavatra hafa maro koa izay nataony Iesio, ka, raha voa soratra avokoa izany rehetr' izany, ataoko fa tsy omby hitoerany ny boky izao tontolo izao raha no soratana. Amena.

# NY ASANY NY APOSITOLY.

## TOKO I.

Ry Teofilo, ilehy teny fahiny nataoko tokoa, hilaza izay rehetra vao nataony sy nampianariny Iesio,
2 Hatramy ny andro izay nampiakarana Azy, rehefa nombany ny Fanahy Masina Izy nandidy ny apositoly, izay no finidiny:
3 Ary izareo no nisehoany tamy ny fanambarana maro fa velona Izy, rehefa maty: fa hitany efa-polo andro Izy, ary Izy nitory ny momba ny fanjakan' Andriamanitra.
4 Ary raha nitoetra teo aminy Izy, dia nasainy tsy mba hiala any Ieriosalema izareo, fa hiandry ny teny nomeny ny Ray, izay efa renareo tamiko, *hoy Izy*:
5 F' Iôana nanao-batisa tamy ny rano hiany; fa tsy ho ela no hanavam-batisa anareo amy ny Fanahy Masina.
6 Ary, raha tafangona izy rehetra, dia nanontany Azy izareo, ka nanao hoe, Tompoko, hampodinao aminy Isiraely va ny fanjakana ankehitriny izao?
7 Ary Izy nanao taminy hoe, Tsy anareo no hahalala na ny fotoana na ny taona, f' efa no tehirizin-DRay ho Azy tena izany.
8 Fa hianareo handray ny hery, rehefa latsaka ho aminareo ny Fanahy Masina; ary hianareo hanambara Ahy any Ieriosalema sy any Iodaia rehetra, sy any Samaria, ary hatramy ny farany ny tany lavitr' indrindra.
9 Ary rehefa nilaza izany Izy, raha mbola nijery izareo, dia nakarina Izy; ary rahona nandray Azy, ka tsy hita-maso intsony Izy.
10 Ary raha nandiniky ny lanitra izareo, nony niakatra Izy, indro, nisy roa lahy nijanona teo anilany mitafy akanjo fotsy;
11 Dia nanao hoe, Hianareo lehilahy any Galilaia, nahoana no mitoetra aty, ka mandiniky ny lanitra hianareo? Izany Iesio izany, Izay nakarina taminareo ho any andanitra, ho avy toy ny nahitanareo Azy miakatra ho any an-danitra.
12 Ary izareo niverina ho any Ieriosalema, rehefa niala tany an-tendrombohitra, atao hoe i Oliva, izay akeky any Ieriosalema, làlan-kaleha amy ny sabata.
13 Ary rehefa tafiditra izareo, dia niakatra ho any an-trano ambony, izay nitoerany Petro, sy Iakôbo, sy Iôana, sy Andrea, i Filipo, sy Tôma, i Baritolomeo, sy Mataio, i Iakôbo *zanaky* Alifaio, sy Simôna Zelôte, ary Ioda *rahalahiny* Iakôbo.
14 Ireo rehetr' ireo mirai-saina nahari-nivavaka sy nangataka, ambany ny vehivavy, sy Maria reniny Iesio, sy ny rahalahiny.
15 Ary Petro nitsangana teo afovoany

ny mpianatra, taminy izany andro izany,
ka nanao hoe, (ary tokony ho roa-polo
amby zato ny isany ny anarany ny olona
teo,)
16 Raiolona, aman-drahalahy, tsy maitsy
no tanterahainy lehy Soratra *Masina* izay
nampitenenany ny Fanahy Masina ny va-
vany Davidy rahateo, milaza any Ioda izay
nitondra ny olona hisambotra any Iesio:
17 F' izy mba isantsikia, ka nahazo ny
anjarany taminy itoy fanompoan' itoy.
18 (Ary io lehy io nividy saha tamy ny
tambiny ny ota; ary nianjera *tamy ny
tany*, dia tapa-droa misasaka izy, ka ni-
potsaka avokoa ny tsinainy.
19 Ary fantatry izay rehetra monina any
Ieriosalema izany; ka dia ny anarany izany
saha izany amy ny teniny hoe, i Akelidama,
izany hoe, i Sahan-dra.)
20 Fa voa soratra eo amy ny bokiny ny
Salimo hoe, "Aoka ho lao ny fonenany,
ary aoky tsy hisy olona honina eo:" ary,
"Aoka halain' olon-kafa ny fitandre-
many."
21 Ary eo aminy ireo lehilahy ireo izay
nomba antsikia mandrakariva, raha ni-
ditra sy nivoaka tamintsikia Iesio Tompo,
22 Hatramy ny batisany Iôana, ka hatra-
my ny andro izay nampiakarana Azy ta-
mintsikia, tsy maitsy hisy anankiray eo ami-
ny ireo ho vavolombelony ny fananganany
tamy ny maty, ho namantsikia.
23 Ary izareo nanendry roa lahy, Iôsefa
atao hoe, i Barasaba, izay atao hoe koa,
Iosito, ary Matia.
24 Ary izareo nivavaka, ka nanao hoe,
Hianao, Tompo ô, Izay mahalala ny fony
ny olona rehetra, asehoy *anay*, izay no
fidinao taminy izy roa lahy,
25 Mba hahazoany ny anjarany aminy
itoy fanompoan' itoy ambany ny fanaon'
apositoly, izay nahaverezany Ioda noho ny
fahotany, mba handehanany any amy ny
fitoerany.
26 Dia nanala filokana izareo, ka latsaka
taminy Matia ny filokana; ary izy no ni-
sainy ho namany ny apositoly iraikia amby
ny folo lahy.

## TOKO II.

Ary raha tonga ny androny ny Pentiko-
sity, dia nirai-saina teo amy ny fitoeran'
iray izy rehetra.
2 Ary avy tampoka tany an-danitra feo
toy rivotra mifofofofo mahery, ka naneniky
ny trano rehetra izay nitoerany.
3 Ary izareo no nisehoany lela maro
mizarazara toy ny afo, ka nipetraka tami-
ny isan' olona tsirairay.
4 Ary samy feno ny Fanahy Masina izy
rehetra, ka vao niteny tamy ny fiteny maro
samihafa, araky ny nampitenenany ny Fa-
nahy Masina azy.
5 Ary nisy olon-Iodaia, olon-tsara-fanahy,
nitoetra tany Ieriosalema, avy tamy ny
firenena samihafa rehetra eo ambany ny
lanitra.
6 Ary rehefa niely izany teny izany, dia
niangona ny olona maro, ka very hevitra
izareo, fa samy nandre ireny manao ny fite-
niny avy izy rehetra.
7 Ary talanjona dia gaga izy rehetra, ka
nifampilaza hoe, Indro, tsy olon-Galilaia
v' ireo rehetra izay miteny ireo?
8 Ary ahoana isikia samy mandre ny
tenintsikia izay nahabe antsikia?
9 Olon-Paritia, sy Media, sy Elama, ary
izay monina any Mesopotamia, sy Iodaia,
sy Kapadokia, any Ponto, sy Asia,
10 Sy Firigia, sy Pamifilia, any Ejipity, sy
Libia izay manodidina any Koreny, ary ny
vahiny monina any Rôma, olon-Iodaia am-
bany ny mpirai-vavaka,
11 Olon-Kirity sy Arabo, isikia mandre
ireo miteny amy ny tenintsikia ny asa ma-
hagaga nataon' Andriamanitra.
12 Ary talanjona izy rehetra, dia niaha-
nahana, ka nifampilaza hoe, Inona izany?
13 Fa ny sasany nihiomehy, ka nanao
hoe, Leon-divay mamy ireo.
14 Fa nitsangana i Petro ambany ny
iraikia amby ny folo lahy, dia niantso mafy
izy, ka nanao taminy hoe, Hianareo
olon-Iodaia sy izay rehetra monina any
Ieriosalema, fantaro izany, ka henoy ny
teniko:
15 Tsy leony tsy akory ireo, tahaky ny
ataonareo, fa vao ora fahatelo hiany ny
andro.
16 F' izany no nampilazany any Iôela
mpaminany:
17 "Ary ho tonga amy ny andro farany
izany, hoy Andriamanitra, Izaho handatsaky
ny Fanahiko amy ny nofo rehetra: ary ny
zanaka-lahinareo sy ny zanaka-vavinareo
haminany, ary ny zatovonareo hahita za-
vatra, ary ny lahi-antitrareo hanonofy:

18 Ary Izaho handatsaky ny Fanahiko,
aminy izany andro izany, ho amy ny mpa-
nompoko na lahy na vavy; dia haminany
izareo:
19 Ary Izaho haneho fahagagana amy
ny lanitra ambony, ary famantarana amy
ny tany ambany; ra, sy afo, ary fisavoan-
tsetroka:
20 Ny masoandro hampodina ho mai-
zina, ary ny volana ho ra, dieny tsy mbola
tonga ny androny Iehôvah, sady lehibe no
malaza izany:
21 Ary na zovy na zovy hiantso ny ana-
rany Iehôvah, no ho vonjeny."
22 Hianareo olon-Isiraely, mihainoa izany
teny izany; Iesio any Nazareta lehilahy
nambaran' Andriamanitra teo aminareo,
tamy ny asa tsi-toha, sy fahagagana, ary
famantarana, izay nampanavan' Andriama-
nitra Azy teo afovoanareo, tahaky ny fan-
tatrareo hiany;
23 Izy efa natolotry ny saina iniana ama-
ny ny fahalalan' Andriamanitra rahateo, no
nalainareo, ary ny tànan' olon-dratsi-fa-
nahy no nanomboanareo sy namonoanareo
Azy:
24 Izay natsangan' Andriamanitra, rehefa
no vahany ny famatorany fahafatesana;
satria tsy laitra ho hazoniny izany Izy.
25 F' i Davidy milaza Azy hoe, "Izaho
nahita any Iehôvah teo anatrehako mandra-
kariva, f' eo amy ny tànako ankavanana
Izy mba tsy hetsehina aho:
26 Izany no nifaliany ny foko sy nahara-
voravoany ny lelako; ny nofoko kosa hitoe-
tra eo amy ny fanantenana:
27 Fa Hianao tsy handao ny aiko eo amy
ny fiainan-tsi-hita, na hamela ny Iray Ma-
sinao hahita ny lo.
28 Hianao nampahalala ahy ny làlan'
aina; Hianao hampifaly ahy indrindra amy
ny tarehinao."
29 Raiolona, aman-drahalahy, aoka aho
hilaza any Davidy, razam-bentsikia, ami-
nareo marimarina, f' efa maty izy, ka nale-
vina koa, ary ny fasany eto eo amintsikia
mandrak' ankehitriny.
30 Ary mpaminany izy, ka nahalala fa
Andriamanitra efa nanao fianianana taminy
fa, eo aminy izay hateraky ny kibony,
araky ny nofo, dia hanangana any Kiraisity
Izy, hipetraka eo ambony ny lapany;
31 Raha nahita rahateo, dia nilaza ny fa-
nanganany Kiraisity amy ny maty izy, fa ny
ainy no tsy nilaozany teo amy ny fiainan-
tsi-hita, ary ny nofony no tsy nahita ny lo.
32 Izany Iesio izany natsangan' Andria-
manitra, ary vavolombelony izany izahay
rehetra.
33 Dia nasandratry ny tànan' ankavanan'
Andriamanitra Izy, ary rehefa nandray ny
Fanahy Masina araky ny teny nomen-DRay,
dia nampilatsaky izany, izay hitanareo, sy
renareo ankehitriny, Izy.
34 F' i Davidy tsy niakatra tany an-dani-
tra: fa hoy izy, "Iehôvah nilaza tamy ny
Tompoko, Mipetraha eo amy ny tànako
ankavanana,
35 Ambara-panavako ny fahavalonao ho
fandiavany ny tongotrao."
36 Ary aoka ho fantatry ny mpianaka-
viny Isiraely rehetra marimarina fa Andria-
manitra efa nanao any Iesio, Izay no hom-
boanareo tamy ny hazo-fijaliana, ho Tompo
sy Kiraisity.
37 Ary raha nandre izareo, dia voa tsin-
drona tam-pony, ka nanao taminy Petro sy
ny apositoly sasany hoe, Raiolona, aman-
drahalahy, inona no hataonay?
38 Ary hoy Petro taminy, Mibebaha,
ary aoka hatao-batisa hianareo rehetra
amy ny anarany Iesio Kiraisity ho fame-
lan-keloka; ary hianareo handray ny Fa-
nahy Masina, dia zavatr' omena.
39 Fa ny teni-nomena anareo, sy ny za-
nakareo, ary izay rehetra lavitra, dia izay
hantsoiny Iehôvah Andriamanitsikia.
40 Ary izy nanambara sy nananatra tamy
ny teny maro hafa koa, ka nanao hoe,
Vonjeo-tena hianareo aminy io taranaka
maditr' io.
41 Ary izay nandray ny teniny tamy ny
fifaliana no natao-batisa: ary tokony ho
telo arivo ny olona niampy ho namany ta-
miny izany andro izany.
42 Ary izareo naharitra tamy ny fampia-
narany ny apositoly sy fiombonana, sy fa-
makiany ny mofo, ary fivavahana.
43 Dia latsaka ny tahotra tamy ny fanahy
rehetra teo, ary maro ny fahagagana sy ny
famantarana no nampanavany ny apositoly.
44 Ary izay rehetra nino, dia nirai-toe-
rana, ary samy tompony izay zava-drehe-
tra nananany avy.
45 Dia namidiny ny fananany sy ny ha-
reny, ka no zarainy taminy izy rehetra,
araky izay nilainy avy.
46 Ary izareo mirai-saina nitoetra teo amy

ny tempoly isan' andro, ary namaky ny
mofo mitety trano, dia nihinan-kanina tamy
ny fifaliana sy ny fahamarinam-po izareo,
47 Midera an' Andriamanitra, ary mahita
soa amy ny olona rehetra. Ary ny Tompo
nanampy ho amy ny fiangonana isan'andro
izay no vonjena.

## TOKO III.

Ary Petro sy Iôana niara-niakatra ho any
amy ny tempoly teo amy ny fotoam-pivava-
hana, dia *ora* fahasivy izany.
2 Ary nisy lehilahy mandringia hatrany
an kibon-dreniny nentiny, ka napetrak' olo-
na isan'andro teo am-bavahadiny ny tem-
poly atao hoe, i Tsara-endrikia, mba hanga-
tahany fiantrana aminy izay niditra teo amy
ny tempoly;
3 Izy nony nahita any Petro sy Iôana
efa hiditra eo amy ny tempoly, dia nanga-
taka mba hahazo fiantrana izy.
4 Ary Petro sy Iôana nandinikia azy, ka
nanao hoe, Jereo izahay.
5 Ary izy nitandrina azy roa lahy, ma-
nantena hahazo zavatra aminy.
6 Ary hoy Petro, Izaho tsy manana na
volafotsy na volamena; f' izay ananako,
omeko anao: Amy ny anarany Iesio Kirai-
sity any Nazareta, mitsangàna, ka andeha
mandehandeha.
7 Ary izy nitana azy tamy ny tànan' an-
kavanany, dia nanangana *azy*: dia natan-
jaka miarakaminizay ny tongony sy ny
taolan-kitro-keliny.
8 Ary izy niantsambotra dia nitsangana,
ka nandehandeha, ary izy niara-niditra
taminy, ho any amy ny tempoly, mitsan-
gantsangana, dia miantsambotsambotra, ka
midera an' Andriamanitra.
9 Ary ny olona rehetra nahita azy mitsan-
gantsangana, sy midera an' Andriamanitra.
10 Ary izareo nahalala azy f' izy no ilehy
nipetraka teo anilany ny vavahady, Tsara-
endrikia, eo amy ny tempoly, mba hian-
trana: dia gaga, ka talanjon' indrindra iza-
reo, noho izay efa nahazo azy.
11 Ary raha nihiazona any Petro, sy
Iôana, ny lehilahy mandringia izay voa
sitrana, dia niara-nihiazakazaka ny olon-
drehetra ho any aminy izy telo lahy eo an-
trano-fidirana izay atao hoe, Any Solo-
môna, ka talanjon' indrindra izareo.
12 Ary Petro nony nahita, dia namaly ny
olona izy, Hianareo olon-Isiraely, na-
hoana no talanjona aminy izany hianareo?
sa nahoana no mandinikia anay mafy hia-
nareo, toa ny herinay, na ny hahamasina-
nay no nanavanay ho afa-mandeha izany
lehilahy izany?
13 Andriamanitry Abirahama, sy Isaka,
sy Iakôba, Andriamanitry ny razantsikia,
nanome voninahitra any Iesio Zanany; Izay
natolotrareo, ka no lavinareo teo anatre-
hany Pilato rehefa no tsarainy halefa.
14 Fa hianareo nandà ny Masina amana
Marina, ary mpamono olona no nangata-
hinareo homena anareo;
15 Ary hianareo namono ny Tompony ny
aina; Izay natsangan' Andriamanitra tamy
ny maty; ary vavolombelony izany izahay.
16 Ary ny anarany noho ny finoana amy
ny anarany no nahatanjaky io lehilahy io
izay hitanareo, sy fantatrareo: dia ny fino-
ana izay azo amy ny alalany no nanome azy
izany fahasitranana tsara izany eo imaso-
nareo rehetra.
17 Ary ankehitriny, rahalahy, fantatro
fa tsi-fahalalana no nanavanareo *izany*, ta-
haky *ny nanavany* ny loholonareo kosa.
18 F' izay zavatr' izay nampilazan' An-
driamanitra ny vavany ny mpaminaniny
rehetra rahateo, fa tsy maitsy hiaritry izany
Kiraisity, dia nahatanteraky izany Izy.
19 Koa mibebaha hianareo, ka miovà-fa-
nahy, mba hamonoany ny fahotanareo, ra-
ha ho avy ny andro fahavelomana amy ny
fanatrehany ny Tompo;
20 Ary Izy haniraka any Iesio Kirai-
sity, Izay no toriny taminareo rahateo:
21 Izay tsy maitsy ho raisiny ny lanitra
hatramy ny andro fampodiany ny zavatra
rehetra, izay no nampilazan' Andriamani-
tra ny vavany ny mpaminaniny masina
rehetra hatramy ny voalohany indrindra.
22 F' i Môse nilaza tamy ny razana tokoa
hoe, "Iehôvah Andriamanitrareo hanan-
gana mpaminany ho anareo eo amy ny ra-
halahinareo, tahaka ahy; izy no hihaino-
anareo amy ny zavatra rehetra izay ho
lazainy aminareo.
23 Ary izay rehetra tsy hihaino izany
mpaminany izany, no haringiana eo amy
ny olona."
24 Ary ny mpaminany rehetra koa hatra-
miny Samioela, ambany izay niteny nana-
rakaraka *azy*, dia nanambara izany andro
izany rahateo.

25 Hianareo no zanaky ny mpaminany,
sy ny fanekena izay nataon' Andriamanitra
tamy ny razantsikia, raha nanao taminy Abirahama hoe Izy, "Ary ny zanakao no hitahiany ny firenena rehetra ambony ny tany."
26 Andriamanitra nanangany ny Zanany,
dia naniraka Azy ho aminareo voalohany, mba hampialanareo rehetra amy ny fahotanareo hitahiany anareo.

## TOKO IV.

Ary raha niteny tamy ny olona izareo, dia lasa ireo mpisoron' ireo, sy ny kapiteny ny tempoly, ary ny Sadiokaio, hanohitra azy;
2 Dia sosotra, satria nampianatry ny
olona izareo, ka nitory ny fananganany ny maty amy ny alalany Iesio.
3 Ary izareo nitana azy, ka nasainy harovany ambara-pamaraina: f' efa hariva izao ny andro.
4 Kanefa maro no nino eo aminy izay
nandre ny teny; ary tokony ho dimy arivo ny isany ny olona.
5 Ary nony maraina, dia niangona tany
Ieriosalema ny mpanapaka, sy ny loholona, ary ny mpanoratra,
6 Ary Anasa mpisorona be, sy Kaiafa, sy
Iôana, sy Alekisandro, ary ny mety ho havany ny mpisorona be.
7 Ary raha nataony teo am-povoany iza-
reo, dia nanontaniany hoe, Fahefan' iza, na anaran' iza, no nanavanareo izany?
8 Ary Petro feno ny Fanahy Masina, dia
nanao taminy hoe, Hianareo mpanapaky ny olona, sy loholony Isiraely,
9 Raha izahay no anontaniana anio ny
asa tsara nasianay ny lehilahy narary, ahoana no nahasitrananay azy;
10 Aoka ho fantatrareo rehetra, ambany
ny olon-Isiraely rehetra, fa ny anarany Iesio Kiraisity any Nazareta, Izay no homboanareo tamy ny hazo-fijaliana, Izay natsangan' Andriamanitra tamy ny maty, dia Izy no itsanganany io lehilahy io finaritra eto imasonareo.
11 Itoy no vato izay no lavinareo mpa-
nao-trano, no tonga fehi-zoro.
12 Ary tsy misy hafa no mahavonjy; fa
tsy misy anaran-kafa ambany ny lanitra atolotra eo amy ny olona, izay mahavonjy antsikia.
13 Ary nony nahita ny fahasahisahiany
Petro sy Iôana izareo, ary nahalala fa olona tsy mahay taratasy, na manam-boninahitra izy roa lahy, dia talanjona izareo; ary izareo nahafantatra f' efa nitoetra teo aminy Iesio izy roa lahy.
14 Ary izareo nony nijery ny lehilahy
izay voa sitrana mijanona eo aminy ireo, tsy nahatohitra *azy* izareo.
15 Ary rehefa nasainy hiala eo amy ny Sa-
nedrio izy roa lahy, dia nifampisaina izareo,
16 Ka nanao hoe, Ahoana no hanavao-
tsikia ireo lehilahy ireo? f' efa nanao talagagana malaza tokoa izareo, ka fantatry ny monina rehetra any Ieriosalema; ary tsy mahalà *izany* isikia.
17 Fa mba tsy hiely be hiany izany e
amy ny vahoaka, aoka hampitahorantsikia fatratra izareo mba tsy hitory teny amy ny olona intsony aminy izany anaran' izany.
18 Ary izareo niantso azy, ka nanala
azy tsy hiteny, na hampianatra, amy ny anarany Iesio.
19 F' i Petro sy Iôana namaly azy, ka
nanao hoe, Na marina eo imason' Andriamanitra na tsia, haneky anareo noho a Andriamanitra, tsaraonareo.
20 F' izahay tsy maitsy miteny izay zava-
tra hitanay sy izay renay.
21 Ary rehefa nampitahotra azy indray
izareo, dia nalefany, fa tsy hitany izay hampijaliany azy noho ny olona: fa ny olona rehetra nankalaza an' Andriamanitra noho ny zavatr' izay natao.
22 Fa nihoatra efa-polo taona ny lehilahy
izay no nanavany izany fahagagana mahasitran' izany.
23 Ary rehefa nalefany, dia nankeo amy
ny namany izareo, ka nambarany izay rehetra no lazainy ny mpisorona be sy ny loholona taminy.
24 Ary raha nandre izareo, dia nananandratry ny feony ho amin' Andriamanitra, ka nanao hoe, Tompo, Hianao no Andriamanitra, Izay nanao ny lanitra, sy ny tany, ary ny ranomasina, ambany iza rehetra eo anatiny:
25 Izay nampilazany ny vavany Davida
mpanomponao hoe, "Nahoana ny firenena no nifandrombaka, ary ny olona misaina zava-poana?
26 Ny mpanjaky ny tany nitsangana, a
ny mpanapaka niangona hanohitra an' Iehôvah, sy ny Mesiany."

27 F' efa niangona marin-tokoa i Herôda
sy Pontio Pilato, ambany ny Eteny sy ny
olon-Isiraely, hanohitra any Iesio, Zanakao
Masina, Izay no hasininao,
28 Mba hanao izay no niniany ny tàna-
nao aman-tsainao rahateo hatao.
29 Ary ankehitriny, Tompo ô, tsinjovy
ny fampitahorany; ary omeo *anay* mpa-
nomponao ny fahasahisahiana rehetra hi-
tory ny teninao,
30 Noho ny hahinjirany ny tànanao, ha-
nasitrana, ary ny anarany Iesio, Zanakao
masina, hanavana famantarana, sy fahaga-
gana.
31 Ary rehefa nivavaka izareo, dia ni-
hietsiketsikia ny fitoerana, izay niangonany;
ary feno ny Fanahy Masina izy rehetra, ka
nitory ny tenin' Andriamanitra tamy ny
fahasahisahiana.
32 Ary nirai-fo amam-panahy ny olona
maro izay nino: ary tsy nisy nanao ny
fananany mety ho an-tena hiany; fa na-
naony izy rehetra ny hareny ho iray
hiany avokoa.
33 Ary hery be no nanambarany ny apo-
sitoly ny fananganany ny Tompo Iesio
tamy ny maty: ary fahasoavana be no nitoe-
ra taminy izy rehetra.
34 Fa tsy nisy olo-malahelo teo aminy: f'
izay nanan-tsaha, na trano, dia namidiny,
ka nentiny ny vola-vidin-java-dafo;
35 Dia napetrany teo anilany ny tongotry
ny apostitoly: ary no zarainy taminy izy
rehetra, araky izay nilainy avy.
36 Ary Iôsy izay nataony ny apositoly
hoe, i Barinaba, (izany hoe raha adikia, i
Zana-pananarana,) zana-Devy, avy tamy ny
tany Kopiro,
37 Dia nanan-tsaha izy, dia namidiny, ka
nentiny ny vola-vidiny, dia napetrany teo
anilany ny tongotry ny apositoly.

## TOKO V.

FA nisy lehilahy, ny anarany hoe i Anania,
ambany Safeira vadiny, nivaro-pananana,
2 Dia nangala-tety ny vola sasany fivi-
liny, ary ny vadiny kosa nahalala *izany*,
ary ny *vola* sasany nentiny, dia napetrany
teo anilany ny tongotry ny apositoly.
3 Ary hoy Petro, Ry Anania, nahoana i
Satana no nameno ny fonao handaingia
tamy ny Fanahy Masina, sy hangala-tety ny
vola sasany vidiny ny tany?
4 Raha mbola tsy namidy, tsy anao v'
izany? ary rehefa namidy, tsy anao hana-
vanao ny sitra-ponao hiany v' izany? na-
hoana no nisainy izany tam-ponao hianao?
tsy nandaingia tamy ny olona hianao, fa
tamin' Andriamanitra.
5 Ary Anania nony nandre izany teny
izany, dia lavo, ka niala-aina izy: dia na-
tahotr' indrindra izay rehetra nandre izany.
6 Ary zatovo sasany nitsangana, dia no
fonosiny ny fatiny, dia nentiny nivoaka, ka
naleviny.
7 Ary tokony ho ora telo, rehefa afak'
izany, dia niditra ny vadiny, fa tsy fantany
izay natao teo.
8 Ary hoy Petro taminy, Lazao amiko,
izany hiany va no vola-vidiny ny sahana-
reo? Ary hoy izy, Eny, izany hiany.
9 Ary hoy Petro taminy, Nahoana hia-
nareo no nirai-tetikia haka-fanahy ny Fa-
nahiny ny Tompo? Indro, eo am-barava-
rana ny tongotry izay nandeviny ny vadi-
nao, dia hitondra anao hivoaka koa izareo.
10 Ary lavo teo anilany ny tongony mia-
rakaminizay, dia niala-aina izy: ary ny an-
kizi-lahy raha niditra dia nahita fa maty
izy, dia nentiny hivoaka izy, ka naleviny
teo anilany ny lahy.
11 Dia natahotr' indrindra ny fiangonana
rehetra, ambany izay rehetra nandre izany.
12 Ary ny tànany ny apositoly no nana-
vany famantarana, sy fahagagana maro, teo
amy ny olona; (ary izy rehetra nirai-saina
teo an-trano-fidirana any Solomôna:
13 Ary tsy nisy tamy ny olona sisa rehe-
tra, sahy niray taminy: fa ankamaroany ny
olona nankalaza azy.
14 Fa mainkia niampy ho amy ny Tompo
ny olona mino, dia maro be na lahy na vavy;)
15 Dia nentiny ny marary ho any an-
dàlana, ka napetrany teo ambony farafara
sy fandriana, mba hahazoany ny sasany ny
tandindony Petro aza, raha handalo izy.
16 Ary olona maro niangona avy tamy ny
vohitra manodidina hankany Ieriosalema,
mitondra ny marary, ambany izay voim-
panahy maloto: dia sitrana izy rehetra.
17 Ary ny mpisorona be nitsangana am-
bany izay rehetra nomba azy, (dia izay
mirai-finoana amy ny Sadiokaio,) ka te-
zitr' indrindra izareo,
18 Dia nisambotry ny apositoly, ka na-
siany teo an-trano-maizina.
19 Fa anjeliny Iehôvah, nony alina, dia

namoha ny varavarany ny trano-maizina, dia nitondra azy hivoaka, ka nanao hoe,
20 Mandehana, mitsangàna, ka mitoria amy ny olona eo amy ny tempoly ny teny rehetra milaza izany fiainan' izany.
21 Ary rehefa nandre izareo, dia niditra maraina koa teo any amy ny tempoly, ka nampianatra. Fa tonga ny mpisorona be ambany izay nomba azy, ka nampiangony ny Sonedrio, sy ny loholon-drehetra eo amy ny zanaky Isiraely, dia naniraka hamoaka azy eo amy ny trano-maizina.
22 Fa raha tonga ny mpandraharaha, tsy nahita azy teo an-trano-maizina; dia niverina izareo, dia nilaza,
23 Ka nanao hoe, Ny trano-maizina efa hitanay mihidy mafy, ary ny mpiambina eo ivelany mijanona eo am-baravarana: ary raha novohanay, tsy nahita olona teo izahay.
24 Ary ny mpisorona, sy ny kapiteny ny tempoly, ambany ireo mpisorona be, rehefa nandre izany teny izany, dia niroahana taminy izay hitomboany izany.
25 Dia tonga ny anankiray, ka nanao taminy hoe, Indro, ireo olona izay nasianareo tany an-trano-maizina, mitsangana eo amy ny tempoly, ka mampianatry ny olona.
26 Dia lasa ny kapiteny ambany ny mpandraharaha, ka nitondra azy, fa tsy *nanao* an-kery: satria natahotry ny olona izareo, fandroa ho torahany vato izareo.
27 Ary rehefa nentiny, dia napetrany teo anatrehany ny Sonedrio, ary ny mpisorona be nanontany azy,
28 Ka nanao hoe, Tsy voa raranay indrindra va hianareo, mba tsy hampianatra aminy izany anaran' izany? ary, indro, efa fenoinareo Ieriosalema tamy ny fampianaranareo, ka tianareo ho latsaka aminay ny rany izany lehilahy izany.
29 Ary Petro sy ny apositoly namaly, ka nanao hoe, Izahay tokony haneky an' Andriamanitra noho ny olona.
30 Andriamanitry ny razantsikia efa nanangana any Iesio, Izay no vonoinareo, rehefa nahantonareo tamy ny hazo.
31 Izy nasandratr' Andriamanitra ho any amy ny tànan' ankavanany, ho Mpanjaka sy Mpamonjy, hanome any Isiraely fibebahana, sy famelan-keloka.
32 Ary izahay no vavolombelony aminy izany zavatr' izany; ary ny Fanahy Masina koa, Izay efa omen' Andriamanitra izay maneky Azy.
33 Ary raha nandre izareo, dia nihidi-vazana, ka nihiendry hamono azy.
34 Dia nitsangana teo amy ny Sonedrio Farisaio anankiray, ny anarany hoe i Gamaliela, mpampianatry ny lalàna, malaza eo amy ny olon-drehetra, dia nampamoaky ny apositoly kelikely izy.
35 Ary hoy izy taminy, Hianareo lehilahi-Isiraely, tandremo tsara izay hanavanareo ireo lehilahy ireo.
36 Fa nitsangana i Tioda tamy ny andro fahiny, ka nanao-tena ho zavatra; tokony ho efa-jato ny isany ny olona izay nanaraka azy; voa vono izy; dia voa hahaka izay rehetra naneky azy, ka tonga tsinontsinona izany.
37 Ary manaraka azy, dia nitsangana Ioda any Galilaia tamy ny andro fanoratana; ary izy nitaona olona maro hanaraka azy: dia maty izy kosa; dia nihiahaka izay rehetra naneky azy.
38 Ary izaho milaza aminareo ankehitriny, mandefera aminy ireo olon' ireo, ka avelao hiany izareo: fa ho foana izany saina na asa izany, raha avy amy ny olona.
39 Fa raha avy amin' Andriamanitra izany, tsy azonareo havadikia; sao miady amin' Andriamanitra hianareo.
40 Dia naneky azy izareo: ary rehefa nantsoiny ny apositoly, dia no kapohiny, sy no rarany tsy hiteny amy ny anarany Iesio intsony, ka nalefany handeha.
41 Ary faly dia faly izareo, raha niala teo anatrehany ny Sonedrio, fa natao tokony hitondra-henatra noho ny anarany *Iesio* izareo.
42 Ary izareo tsy nitsaha-nampianatra sy nitory any Iesio Kiraisity isan'andro teo amy ny tempoly sy isan-trano.

## TOKO VI.

Ary taminy izany andro izany raha nihiamaro ny isany ny mpianatra, dia nimonjomonjo ny olon-Iodaia-Girikia tamy ny Hebirio, satria ny mpitondra-tenany no hadinoiny tamy ny fiantrana isan'andro.
2 Ary ny roa amby ny folo lahy nampiangony ny mpianatra rehetra, ka nanao hoe, Tsy mety raha hilaozanay ny tenin' Andriamanitra hitandrin-databatra.
3 Ary, ry rahalahy, izahao eo aminareo fito lahy izay ataonareo mahay mitondra-tena, feno ny Fanahy Masina sy fahahendrena,

izay ho tendrenay hitandriny izany raha-
raha izany.
4 F' izahay haharitra hitandriny ny fiva-
vahana sy ny fitorian-teny.
5 Ary sitraky ny olona maro rehetra ny
teny: ary izareo nifidy any Sitefano, lehi-
lahy feno finoana sy ny Fanahy Masina,
ary Filipo, sy Porokoro, sy Nikanora sy
Timôna, sy Parimena, ary Nikolao efa
mpirai-vavaka tamy ny olon-Iodaia avy
tany Antiokeia;
6 Izay nampitoeriny teo anatrehany ny
apositoly: ary rehefa nivavaka, dia name-
tra-tànana taminy izareo.
7 Dia naniry ny tenin' Andriamanitra;
ary nihiamaro indrindra ny isany ny mpia-
natra tany Ieriosalema; ary maro be ny
mpisorona nanaraky ny finoana.
8 Ary Sitefano, feno finoana sy hery, dia
nanao famantarana sy fahagagana lehibe
teo amy ny olona.
9 Fa ny sasany eo amy ny sonagôgy izay
atao hoe, Any Libertino, sy any ny
olon-Koreny, sy olon-Alekisandraia, am-
bany izay avy tany Kilikia sy Asia, dia
nitsangana, ka nifanditra taminy Sitefano.
10 F' izareo tsy nahatohitry ny fahahen-
drena sy ny fanahy izay nitenenany.
11 Ary izareo nanangan' olona haneky,
izay nanao hoe, Izahay efa nandre azy
manompa any Môse, sy Andriamanitra.
12 Ary izareo nampitaitry ny olona, am-
bany ny loholona, sy ny mpanoratra, dia
nankeo aminy, dia no samboriny, ka nen-
tiny ho amy ny Sonedrio izy.
13 Ary ireo nanangana vavolombelona
mandaingia, izay nanao hoe, Io lehilahy io
tsy mitsaha-miteny ratsy io fitoerana ma-
sin' io, sy ny lalàna;
14 F' izahay efa nandre azy milaza f'
ilehy Iesio any Nazareta handrava io fitoe-
ran' io, sy hanova ny fitondrana izay nome-
ny Môse antsikia.
15 Ary izay rehetra nipetraka teo amy
ny Sonedrio, raha nandinikia azy mafy,
dia nahita ny tarehiny tahaky ny tarehin'
anjely.

## TOKO VII.

Ary hoy ny mpisorona be, Tokoa v' iza-
ny?
2 Dia hoy izy kosa, Mihainoa, raiolona
aman-drahalahy, Andriamani-boninahitra
niseho taminy Abirahama raintsikia, raha
tany Mesopotamia, dieny tsy mbola nonina
tany Harana izy.
3 Ary hoy Izy taminy, "Mialà amy ny
taninao sy ny havanao, ka mankanesa amy
ny tany izay hasehoko anao."
4 Dia niala tamy ny tany Kalidaia, ka
nonina tany Harana izy: ary rehefa maty
ny rainy, dia nampiala azy teo Izy, hankaty
amy ny tany izay onenanareo ankehitriny
izao.
5 Ary Izy tsy nanome azy lova teo ana-
tiny, na dia irai-dia akory aza: kanefa no-
meny teny, fa homeny azy, sy ny zanany
mandimby azy, izany, ho fananany, anefa
tsy mbola nanan' anaka izy.
6 Ary izany no fitenin' Andriamanitra,
Fa "ny zanany hivahiny eo amy ny tanin'
olon-kafa, ary handevoziny, ka hampaho-
riny izareo, efa-jato taona.
7 Ary ny firenena izay ho tompoiny no
ho tsaraiko, hoy Andriamanitra; ary re-
hefa afak' izany, dia hivoaka izareo, ka ha-
nompo Ahy eo aminy itoy fonenan' itoy."
8 Ary Izy nanome azy ny fanekem-pa-
morana. Dia niteraka any Isaka izy, ka
no forany tamy ny havaloan' andro; ary
Isaka *niteraka* any Iakôba, ary Iakôba *nite-
raky* ny razam-be roa amby ny folo lahy.
9 Dia nialona ny razam-be, ka nivarotra
any Iôsefa ho any Ejipity; fa Andriama-
nitra nomba azy,
10 Dia namonjy azy tamy ny fahoriany
rehetra, ka nanome azy voninahitra sy fa-
hahendrena teo imasony Faraô mpanjaka
any Ejipity; ary izy nanendry azy ho mpa-
napaka any Ejipity, sy ny tranon-drehetra.
11 Dia tonga ny mosary teo amy ny
tany Ejipity rehetra sy tany Kanana rehetra,
ka mafy ny fahoriana; ary tsy manan-ko-
hanina ny razantsikia.
12 F' Iakôba nony nandre fa nisy vary
tany Ejipity, dia nampandeha ny razantsikia
angaloha.
13 Ary tamy ny fandehanana faharoa no
nahafantarany izy mirahalahy avy any Iô-
sefa, ary Faraô nahalala ny havany Iôsefa.
14 Ary Iôsefa naniraka, ka nampaka any
Iakôba rainy, ambany ny havany rehetra,
dia dimy amby fito-polo olo-miaina izareo.
15 Ary Iakôba nidina tany Ejipity, dia
maty teo izy ambany ny razantsikia;
16 Dia nentina ho any Sikema, ka na-
levina teo amy ny fasana izay no vidiny

Abirahama vola tamy ny zanaky Emora,
*rainy* Sikema.
17 Fa rehefa ho tonga ny fotoany ny teni-
nomena izay nianianan' Andriamanitra
taminy Abirahama, dia nitombo, ka nihia-
maro ny olona tany Ejipity;
18 Mandra-pandimbiny ny mpanjaka hafa,
izay tsy nahalala any Iôsefa.
19 Ilehio nanao saina tamy ny havantsi-
kia, dia nanisy ratsy ny razantsikia, ka dia
nariany ny zanany madinikia, mba tsy ho
velona ireny.
20 Teraka i Môse taminy izany andro
izany, dia tsara-tarehy manahaka an' An-
driamanitra izy, ka no tezaina telo volana
teo an-tranon-drainy:
21 Ary rehefa narian' izy, dia nalainy ny
zanaka-vaviny Faraô izy, ka natsangany
ho zanany.
22 Ary Môse nahay ny fahendren-drehetra
nananany ny olon-Ejipity, ka nahery tamy
ny teny sy ny asa izy.
23 Ary rehefa efa-polo taona izy, dia ni-
kiasa tam-pony hamangy ny zanaky Isi-
raely, rahalahiny, izy.
24 Ary raha nahita ny anankiray mijaly
foana izy, dia narovany, ka nomeny rariny
izay nampahorina, dia namono ny olon-
Ejipity izy:
25 Fa nataony f' efa fantatry ny rahala-
hiny, fa ny tànany no hamonjen' Andria-
manitra azy, kanjo tsy nahalala izareo.
26 Ary tamy ny andro manaraka, dia
niseho taminy izy, raha niady izareo, dia
naneritery azy hihiavana indray, ka nanao
hoe, "Roandriana, mirahalahy hianareo;
nahoana hianareo no miady?"
27 F' ilehy namely ny namany, dia na-
nosikia azy, ka nanao hoe, "Iza no nanen-
dry anao ho mpanapaka sy mpitsara anay?
28 Tahamono ahy va hianao, tahaky ny
namonoanao ny olon-Ejipity omaly?"
29 Ary Môse nandositra noho izany teny
izany, ka nivahiny teo amy ny tany Ma-
diana, ary tany no nananany anaka roa
lahy.
30 Ary rehefa afak' efa-polo taona, dia
niseho anjelin' Andriamanitra taminy, tany
an-efitry ny tendrombohitra Sina, teo anaty
lelafo, teo an-alakely.
31 Ary Môse, nony nahita, dia gaga
noho ny fahitana; ary raha nanakeky
hijery izy, dia nanao taminy hoe ny feony
ny Tompo,
32 "Izaho no Andriamanitry ny razanao,
Andriamanitry Abirahama, sy Andriama-
nitry Isaka, ary Andriamanitry Iakôba."
Dia nangovitra i Môse, ka tsy sahy hi-
jery.
33 Ary hoy Iehôvah taminy, "Esory ny
kapa amy ny tongotrao: fa tany masina ny
fitoerana izay ijanonanao.
34 Hitako koa raha hita, ny fahoriany ny
oloko any Ejipity, ary efa reko ny fita-
rainany; ary efa hidina Aho hamonjy azy.
Ary avia ankehitriny, dia hirahiko ho any
Ejipity hianao."
35 Izany Môse izany lehy no laviny, ka
nataony hoe, "Iza no nanendry anao ho
mpanapaka sy mpitsara?" ny tànany ny
anjely izay niseho taminy teo an-alakely no
nanirahan' Andriamanitra azy hiany ho
mpanapaka, sy ho mpamonjy.
36 Izy namoaky ny olona, rehefa nanao
fahagagana sy famantarana teo amy ny
tany Ejipity, sy teo an-dranomasina mena,
ary tany an-efitra efa-polo taona.
37 Izany Môse izany lehy nilaza tamy ny
zanaky Isiraely hoe, "Iehôvah Andriama-
nitrareo hanangana mpaminany ho anareo,
avy amy ny rahalahinareo, tahaka ahy;
izy no hihainoanareo."
38 Izy no ilehy izay teo amy ny fiango-
nana tany an-efitra, ambany ny anjely, izay
niteny taminy, tany an-tendrombohitra Sina,
sy tamy ny razantsikia: k' izy no nandray
ny teny fiainana mba homeny antsikia:
39 Ny razantsikia tsy nety naneky azy, fa
nanosikia *azy*, dia niverina ny fony han-
kany Ejipity indray,
40 Ka nanao taminy Arôna hoe, "Manava
andriamanitra ho anay, mba hialoha anay
ireo; f' io Môse io, izay namoaka anay
tamy ny tany Ejipity, tsy fantatray izay
nanjo azy."
41 Ary izareo nanao zanak' omby taminy
izany andro izany, dia nanala-voady tamy
ny sampy, ary ny asan-tànany no nifa-
liany.
42 Ary Andriamanitra nihiodina, dia na-
mela azy hivavaka amy ny ankamaroany
ny lanitra; araky ny voa soratra eo amy
ny bokiny ny mpaminany, hoe, "E re, ry
tranony Isiraely, Izaho va no nanatera-
nareo biby voa vono, sy fanalam-boady,
efa-polo taona tany an-efitra:
43 Kandrefa nitondra ny trano-lainy
Moloko hianareo, sy ny kintan-DRemifana

andriamanitrareo, endri-javatra izay natao-
nareo hivavahana? ary Izaho hamindra
anareo ho any an-koatr' any Babilôna."
44 Ny razantsikia nanany ny trano-lainy
ny fanambarana tany an-efitra, tahaky
ny voa tendriny Izay niteny taminy Môse,
mba hataony izany araky ny endriky izay
efa hitany:
45 Izany kosa no raisiny ny raintsikia
tamin-drazany, ka nentiny niaraka taminy
Iôsioa ho any amy ny fananany ireny fire-
nena, izay no roahin' Andriamanitra hiala
eo anatrehany ny razantsikia, hatramy ny
androny Davidy;
46 Izay nahita soa teo anatrehan' Andria-
manitra, ka naniry hahita trano ho an' An-
driamanitry Iakôba.
47 F' i Solomôna hiany no nanao trano
ho Azy.
48 Fa ny Avo indrindra tsy monina eo
an-trano nataon-tànana; araky ny nataony
ny mpaminany hoe,
49 "Ny lanitra no lapako, ary ny tany
no fandiavany ny tongotro: trano manao
ahoana no hataonareo ho Ahy? hoy Iehô-
vah; sa manao ahoana ny fitoerany ny
fitsaharako?
50 Tsy ny tànako va nanao izao zava-
drehetr' izao?"
51 Hianareo olo-mafy hatoka, sady tsy
voa fora fo aman-tsofina, hianareo mano-
hitry ny Fanahy Masina mandrakariva;
tahaky *ny nataony* ny razanareo, no atao-
nareo.
52 Iza no mpaminany izay tsy no nenje-
hiny ny razanareo? ary izareo namono izay
naminany ny fihiaviany ny Marina; efa
mpamadikia sy mpamono Azy hianareo
ankehitriny:
53 Izay nahazo ny lalàna natolotry ny
anjely, ka tsy nankato *izany* hianareo.
54 Ary nony nandre izany izareo, dia ni-
vadikia ny fony, ka nihidi-vazana taminy
izareo.
55 F' izy feno ny Fanahy Masina, niban-
jiny ny lanitra, dia nahita ny voninahitr'
Andriamanitra, sy Iesio mijanona eo amy
ny ankavanan' Andriamanitra,
56 Ka nanao hoe, Indro, izaho mahita ny
lanitra misokatra, ary ny Zanak'olona mija-
nona eo amy ny ankavanan' Andriamanitra.
57 Ary izareo niantso tamy ny feo ma-
hery, dia nanentsiny ny tadininy, ka nia-
ra-nandronjina azy,
58 Dia no roahiny ho any ivelany ny ta-
nàna, ka no torahany vato izy: ary ireo
vavolombelona nametraky ny akanjony teo
anilany ny tongotry ny zatovo, atao hoe i
Saolo.
59 Ary izareo nanora-bato any Sitefano,
izay niantso, ka nanao hoe, Iesio Tompoko,
raiso ny fanahiko.
60 Dia nandohalikia izy, ka niantso tamy
ny feo mahery hoe, Tompoko, aza hatao ho
helony izany ota izany. Ary rehefa nilaza
izany, dia nodi-mandry izy.

## TOKO VIII.

ARY Saolo naneky hamono azy. Ary ta-
miny izany andro izany, dia mafy ny fanen-
jehany ny fiangonana izay tany Ieriosale-
ma; dia niely izy rehetra tamy ny tany
Iodaia sy Samaria, afa tsy ny apostoly.
2 Ary olon-tsara-fanahy nitondra any Si-
tefano haleviny, ka nisaona azy mafy
indrindra.
3 F' i Saolo nandrava ny fiangonana, dia
niditra tany an-trano rehetra, dia nisariky
ny lehilahy amam-behivavy, ka nasiany teo
an-trano-maizina izareo.
4 Ary izay niely dia nandeha, ka nitory
teny eny tontolo eny.
5 Ary Filipo nidina ho any amy ny ta-
nànan-TSamaria, ka nitory any Kiraisity
tamy ny olona teo.
6 Ary ny olona maro nirai-saina nihaino
izay no lazainy Filipo, raha nandre sy na-
hita ny fahagagana izay nataony.
7 Fa ny fanahy maloto, raha niantso tamy
ny feo mahery, dia nivoaka tamy ny maro
izay nanany izany: ary maro ny maty ila,
sy ny mandringia, no sitraniny.
8 Dia lehibe ny fifaliana teo aminy izany
tanàna izany.
9 Ary nisy lehilahy anankiray teo an-ta-
nàna, ny anarany hoe i Simôna, izay na-
nao-odi-mahery ela, dia nanadala ny olon-
TSamaria, ka nandoka-tena fa olona ma-
hai-zavatr' izy:
10 Samy nihaino azy ny olon-drehetra
hatramy ny kely, ka hatramy ny lehibe, ka
nanao hoe, Ilehio no halehibeny ny herin'
Andriamanitra.
11 Ary izareo nihaino azy, f' izy efa na-
nadala azy ela tamy ny odi-mahery.
12 Ary rehefa nino any Filipo mitory ny
zava-momba ny fanjakan' Andriamanitra,

sy ny anarany Iesio Kiraisity, dia natao-
batisa avokoa izareo, na lahy na vavy.
13 Ary Simôna kosa mba nino: ary raha
natao-batisa izy, dia nomba any Filipo,
ka gaga izy, raha nahita ny fahagagana sy
ny famantarana lehibe izay nataony.
14 Fa, rehefa nandre ny apositoly izay ta-
ny Ieriosalema f' i Samaria efa nandray ny
tenin' Andriamanitra; dia naniraka any
Petro sy Iôana hankeo aminy izareo.
15 Nony tafidina izy roa lahy, dia niva-
vaka, mba handraisany ny olona ny Fanahy
Masina:
16 (F' Izy tsy mbola latsaka taminy na
dia iray akory: fa batisa tamy ny anarany
Iesio Tompo hiany no nanavany azy.)
17 Ary izy roa lahy nametra-tànana ta-
miny, ka nandray ny Fanahy Masina ireny.
18 Ary Simôna nony nahita fa ny fame-
tra-tànany ny apositoly no nanomezany ny
Fanahy Masina, dia nitondra vola homeny
azy izy,
19 Ka nanao hoe, Omeo ahy kosa izany
fahefan' izany, mba handraisany izay olona
hametrahako tànana ny Fanahy Masina.
20 Fa hoy Petro taminy, Ho very amba-
ny ny tenanao ny volanao, satria efa natao-
nao fa azo vidim-bola ny fanomezan' An-
driamanitra.
21 Hianao tsy manana anjara na rahara-
ha aminy izany zavatr' izany: fa tsy mahi-
tsi-fo eo anatrehan' Andriamanitra hianao.
22 Dia mibebaha aminy izany haratsianao
izany, ka mangataha amin' Andriamanitra,
angamba havelany ny heloky izay no he-
veriny ny fonao.
23 Fa hitako fa mbola mitoetra eo amy
ny fangidin' afero, sy ny fehin-kieloka,
hianao.
24 Ary Simôna namaly, ka nanao hoe,
Mangataha ho ahy amy ny Tompo hiana-
reo, mba tsy hahazo ahy izay no lazainareo.
25 Ary rehefa nanambara, sy nitory ny
teniny ny Tompo izareo, dia niverina ho
any Ieriosalema, ka nitory ny filazantsara
teo amy ny vohitra maro any Samaria.
26 Ary anjeliny ny Tompo nilaza taminy
Filipo, ka nanao hoe, Mitsangàna, ka man-
dehana mianatsimo ho any amy ny làlana
midina hiala any Ieriosalema hankany
Gaza, dia efitra izany.
27 Dia nitsangana izy, ka lasa nandeha:
ary, indro, lehilahy any Aitiopia, olom-bo-
sitra, manam-boninahitra any Kandaky, an-
driambavy tompony ny olon-Aitiopia, ilehy
mpitahiry ny hareny rehetra, k' efa tonga
tany Ieriosalema mba hivavaka;
28 Dia nody izy, ka nipetraka teo anatiny
ny kalesiny, dia namaky ny teniny Esaia
mpaminany izy.
29 Dia hoy ny Fanahy taminy Filipo,
Manakekea, ka miraisa aminy io kalesy
io.
30 Ary Filipo nihiazakazaka hankeo ami-
ny, dia nandre azy mamaky ny teniny Esaia
mpaminany, ka hoy izy, Fantatrao v' izay
no vakinao?
31 Dia hoy izy kosa, Hataoko ahoana no
hahay, raha tsy misy olona mampianatra
ahy? ary izy nanery any Filipo hiakatra
sy hipetraka eo aminy.
32 Ary izany no teny eo amy ny Soratra
*Masina*, izay no vakiny, hoe, "Izy nentiny
ho vonoina tahaky ny ondry; ary tsy niloa-
bava Izy, tahaky ny zanak' ondry moana
eo anoloany ny mpanety azy:
33 Ny fietren-tenany no nanavany Azy
resy lahatra: ary iza no hitory ny fiainany?
fa ny ainy nalaina tamy ny tany."
34 Ary ny olom-bositra namaly any Fi-
lipo, ka nanao hoe, Masìna hianao, iza no
ilazany ny mpaminany izany? Ny tenany
moa, sa olon-kafa?
35 Ary Filipo niloa-bava, ka vao nanom-
boka teo aminy izany Soratra *Masin'* iza-
ny, dia nitory any Iesio taminy izy.
36 Ary raha nandeha teny an-dàlana, dia
tonga teo amy ny rano izareo: ary hoy ny
olom-bositra, Indro rano, inona no misa-
kana mba tsy hatao-batisa aho?
37 Dia hoy Filipo, Raha mino hianao
amy ny fonao rehetra, dia azo hatao hiany.
Ary izy namaly, ka nanao hoe, Mino aho
f' Iesio Kiraisity no Zanak' Andriamani-
tra.
38 Ary izy nampijanony ny kalesy: ary
izy roa lahy, i Filipo sy ny olom-bositra,
nidina ho any amy ny rano; dia nataony
batisa izy.
39 Ary rehefa niakatra tamy ny rano
izareo, dia nentiny ny Fanahiny ny Tompo
i Filipo, ka tsy hitany ny olom-bositra in-
tsony izy: fa nandeha tamy ny alehany ni-
faly izy.
40 F' i Filipo hita tany Azoto: dia ni-
tory ny filazantsara tany an-tanàna rehetra
izay nalehany ambara-pahatongany any
Kaisareia.

## TOKO IX.

ARY Saolo mbola mifofofofo ny mandoza
sy ny mahafaty ny mpianatry ny Tompo,
dia nankeo amy ny mpisorona be,
2 Ka nangataka taratasy taminy hankany
amy ny sonagôgy any Damaseko, mba ho
entiny mifatotra ho any Ieriosalema izay
hitany rehetra mirai-saina aminy izany fanao izany, na lahy na vavy.
3 Ary raha nandeha izy, dia nanakeky
any Damaseko: ary no tampohiny ny mazava avy tany an-danitra izy, ka nanelatrelatra manodidina azy izany:
4 Dia lavo tamy ny tany izy, ka nandre
feo, izay nanao taminy hoe, I Saolo, i
Saolo, nahoana no manenjikia Ahy hianao?
5 Ary hoy izy, Iza moa hianao, Tompoko? Ary hoy ny Tompo, Izaho no Iesio
izay no enjehinao: zava-tsarotra ho anao
hameli-dia-manga ny fanindronana.
6 Dia nangovitra, ka talanjona izy, dia
nanao hoe, Tompoko, inona no tianao hataoko? Ary *hoy* ny Tompo taminy, Mitsangàna, ka mandehana any an-tanàna, dia ho
lazainy aminao izay mety hataonao.
7 Ary ny olona izay nomba azy tamy ny
nalehany, nitoetra tsy mahateny, dia nandre
ny feo, fa tsy nahita olona.
8 Ary Saolo nitsangana tamy ny tany;
ary rehefa nahiratra ny masony, tsy nahita
olona izy: fa nitantana azy izareo, ka nentiny ho any Damaseko izy.
9 Ary izy nitoetra hateloana tsy nahita,
ary tsy nihinana, na nisotro izy.
10 Ary nisy mpianatra anankiray tany
Damaseko, ny anarany hoe i Anania; ary
hoy ny Tompo taminy teo amy ny fahitana,
Ry Anania. Ary hoy izy kosa, Inty ato
aho, Tompoko.
11 Ary *hoy* ny Tompo taminy, Mitsangàna, ka mandehana any amy ny làlantanàna, izay atao hoe, i Mahitsy, ka manontania eo an-tranony Ioda, aiza izay atao
hoe, i Saolo, avy any Tariso: fa, indro,
mivavaka izy,
12 K'efa nahita tamy ny fahitana izay lehilahy atao hoe i Anania, miditra, dia mametra-tànana aminy, mba hahiratr' indray
ny masony.
13 Ary Anania namaly hoe, Tompoko,
efa reko tamy ny maro izay ratsy nataony
izany lehilahy izany tamy ny olonao masina any Ieriosalema.
14 Ary izy manana aty fahefana nomeny
ireo mpisorona be hamatotry izay rehetra
miantso ny anaranao.
15 Fa hoy ny Tompo taminy, Mandehana;
f' efa no fidiko izy ho fitondrany ny anarako
eo anatrehany firenena maro, sy mpanjaka,
ary ny zanaky Isiraely:
16 Fa hasehoko azy, izay rehetra tsy
maitsy hiaretany noho ny anarako.
17 Dia nandeha i Anania, ka niditra teo
an-trano; ary raha nametra-tànana taminy,
dia hoy izy, Ry Saolo rahalahy, ny Tompo,
dia Iesio Izay niseho taminao teo amy ny làlana izay nalehanao, efa naniraka ahy hampahiratry ny masonao, ary mba ho fenoiny
ny Fanahy Masina hianao.
18 Dia latsa-niala tamy ny masony miarakaminizay zavatra toy ny ela-drano; dia
nahiratra taminizay izy, ary rehefa nitsangana, dia natao-batisa izy.
19 Ary rehefa nihinan-kanina, dia natanjaka izy. Ary Saolo nandany andro sasany
teo amy ny mpianatra izay tany Damaseko.
20 Ary izy nitory any Kiraisity miarakaminizay teo amy ny sonagôgy hoe, f' Izy no
Zanak'Andriamanitra.
21 Fa talanjona izay rehetra nandre, ary
hoy izareo, Tsy lehio va no nandringiany
izay niantso izany anaran' izany tany Ieriosalema, ary izy tonga taty mba hitondra
azy mifatotra ho any aminy ireny mpisorona be ireny?
22 F' i Saolo mainkia nitombo tamy ny
hery, ary izy nandresy ny olon-Iodaia izay
nonina tany Damaseko, ka naneho marimarina f' Izy no i Kiraisity.
23 Ary rehefa lany ny andro maro, dia
nihiendry ny olon-Iodaia hamono azy:
24 Fa fantatry Saolo ny fihiendreny. Ary
izareo niambiny ny vavahady andro aman'
alina hamonoany azy.
25 Ary ny mpianatra naka azy nony ny
alina, ka nampidina *azy* an-koatry ny fefy
tanaty sobiky.
26 Ary rehefa tonga tany Ieriosalema i
Saolo, dia nitady hiray amy ny mpianatra:
f' izy rehetra natahotra azy, ka tsy nino f'
efa mpianatra izy.
27 F' i Barinaba naka azy, dia nitondra
azy ho any amy ny apositoly, ka nanambara azy izay nahitany ny Tompo tany andàlana, sy nitenenany *ny Tompo* taminy,
ary koa f' efa nitory marimarina ny anarany
Iesio tany Damaseko izy.

28 Ary izy niara-niditra ama-nivoaka
tamy *ny mpianatra* tany Ieriosalema.
29 Ary izy nitory marimarina ny anarany
Iesio·Tompo, dia niresaka, ka nifanditra
tamy ny olon-Iodaia-Girikia: f' izareo ni-
tady izay hamonoany azy.
30 Ary rehefa fantatry ny rahalahy izany,
dia nentiny nidina ho any Kaisareia izy, ka
nasainy hankany Tariso.
31 Ary ny fiangonana any Iodaia rehe-
tra sy Galilaia, ary Samaria, nanam-piada-
nana, ka nitombo-saina; ary ireny nan-
deha tamy ny fatahorany ny Tompo, sy
ny fifalianany ny Fanahy Masina, dia ni-
hiamaro ireny.
32 Ary, raha nandeha nitety ny tany re-
hetra i Petro, dia nidina koa ho any amy
ny olona masina izay nonina tany Loda
izy.
33 Ary izy nahita lehilahy anankiray teo,
ny anarany hoe i Ainea, izay efa nandry
teo amy ny farafara valo taona, fa maty ila
izy.
34 Ary hoy Petro taminy, Ry Ainea,
Iesio Kiraisity mahasitrana anao: mitsan-
gàna, ka amboary ny fandrianao. Dia
nitsangana miarakaminizay izy.
35 Ary izay rehetra nonina tany Loda sy
Sarôna, raha nahita azy, dia naneky ny
Tompo.
36 Ary nisy vehivavy mpianatra tany
Iopa, ny anarany hoe, i Tabita, izany hoe,
raha adikia, i Dorikia: ary be ny soa sy
ny fiantrana izay nataon-dravehivavy.
37 Dia narary taminy izany andro izany
izy, ka dia maty: ary rehefa no sasany
izy, dia nampandriny teo an-trano am-
bony.
38 Ary akeky any Iopa i Loda, ary re-
hefa nandre ny mpianatra f' efa omby eo i
Petro, dia naniraka roa lahy izareo hanga-
taka aminy mba tsy hitaredretra hankeo
aminy.
39 Dia nitsangana i Petro, ka nandeha
nomba azy. Ary raha tonga izy, dia nen-
tiny ho any an-trano ambony: ary ny
mpitondra-tena rehetra nitoetra teo anilany,
dia nitomany, ka naneho ny fitafiana, sy ny
lamba izay nataony Dorikia, dieny mbola
nitoetra teo aminy izy.
40 Dia nasainy Petro hivoaka avokoa
izy rehetra, dia nandohalikia, ka nivavaka
izy; ary izy nanatriky ny faty, dia nanao
hoe, Ry Tabita, mitsangàna. Dia nahira-
tra ny masony; ary raha nahita any Petro,
dia niarina izy.
41 Ary izy nitantana azy, dia natsangany:
ary rehefa niantso ny olona masina sy ny
mpitondra-tena, dia nanolotra azy velona
izy.
42 Ary fantatry ny any Iopa rehetra
izany; ary maro no nino ny Tompo.
43 Ary izy nitoetra andro maro tany Iopa
teo aminy lehy Simôna mpandon-koditra.

## TOKO X.

Ary nisy lehilahy anankiray tany Kaisa-
reia, ny anarany hoe i Korinelio, ambonin-
jato amy ny miaramila atao hoe, An-Italy.
2 Ary mpivavaka sy mpatahotra an' An-
driamanitra ambany izay rehetra eo an-tra-
nony izy, dia nanao fiantrana be tamy ny
olona, ka nanompo an' Andriamanitra
mandrakariva izy.
3 Dia nahita teo amy ny fahitana mari-
marina izy, rehefa ho amy ny ora fahasivy
amy ny andro, anjelin' Andriamanitra mi-
ditra ho any aminy, ka manao aminy hoe,
Ry Korinelio.
4 Ary nijery azy izy, dia natahotra,
ka nanao hoe, Ahoana, Tompoko? Ary
izy nanao taminy hoe, Ny fivavakao sy
ny fiantranao efa niakatra ho fahatsiaro-
vana eo anatrehan' Andriamanitra.
5 Ary ankehitriny aniraho olona hankany
Iopa, ka alao i Simôna, izay atao hoe
koa, i Petro:
6 Izy mitoetra eo aminy Simôna mpan-
don-koditra, eo amoron-dranomasina ny
tranony: izy hilaza aminao izay mety ha-
taonao.
7 Ary rehefa lasa ny anjely izay niteny
taminy Korinelio, dia niantso mpanompo
roa lahy izay eo an-tranony izy, sy mpi-
vavaka ilehy miaramila anankiray eo aminy
izay nanaraka azy isan'andro;
8 Ary rehefa nambarany ny zavatra rehe-
tra taminy, dia naniraka azy hankany Iopa
izy.
9 Rahampitso nony nandeha tamy ny
làlan-kaleha izareo, ka nanakeky ny tanàna,
dia niakatra i Petro hivavaka eo ambony
ny tafon-trano, rehefa omby amy ny ora
fahenina.
10 Dia noana indrindra izy, ka tehihi-
nana: fa raha namboatry *ny nahandro*
izareo, dia azon-tsindrimandry izy.

11 Dia nahita ny lanitra misokatra, sy
zavatra midina ho aminy toa valonan-
damba lehibe, voa fehi-zoro efatra, ka mi-
latsaka ho amy ny tany:
12 Dia eo anatiny, ny biby rehetra izay
manan-tongotr' efatra eo amy ny tany, am-
bany ny bibi-dia, sy ny zava-mandady, ary
ny voro-manidina.
13 Ary nisy feo nanao taminy hoe, Mi-
tsangàna, ry Petro; vonoy, ka hano.
14 Ary hoy Petro, Sanatria, Tompoko;
fa tsy mbola nihinana zava-padina, na tsi-
madio, aho.
15 Ary *hoy* lehy feo taminy indray, Aza
manao tsi-madio izay nataon'Andriamanitra
madio.
16 Ary intelo no nanavan' izany; dia na-
karina ho any an-danitra indray ny zava-
tra.
17 Ary Petro niroahana tam-pony fa ma-
nao ahoana ny fahitana izay efa hitany,
ary indro, ny olona izay nirahiny Korinelio
efa nanontany ny tranon-TSimôna, ka ni-
janona teo am-bavahady,
18 Dia niantso, ka nanontany na nitoetra
teo i Simôna, izay atao hoe koa, i Petro,
na tsia.
19 Fa raha mbola nisaina tsara ny fahi-
tana i Petro, dia hoy ny Fanahy taminy,
Indro, misy telo lahy mitady anao.
20 Fa mitsangàna, dia midìna hianao, ka
mandehana homba azy, aza misalasala:
f' Izaho no naniraka azy.
21 Ary Petro nidina ho any amy ny
olona, izay nirahiny Korinelio hankeo
aminy, ka nanao hoe, Inty aho izay no
tadiavinareo: inona no antony ny naleha-
nareo taty?
22 Ary hoy izareo, I Korinelio ambonin-
jato, lehilahy marina, dia izay matahotra
an' Andriamanitra, ka malaza eo amy ny
fireneny ny olon-Iodaia rehetra, no na-
nanarany anjely masina hampaka anao ho
any an-tranony, sy hihaino ny teninao.
23 Ary rehefa nampiandrano azy izy, dia
nampitoeriny. Ary nony maraina, dia
lasa nandeha i Petro hiaraka aminy, ary
ny rahalahy sasany avy any Iopa nomba
azy.
24 Ary nony maraina dia tonga tany
Kaisareia izareo. Ary Korinelio niandry
azy, k' efa nampiangony ny havany sy ny
fati-drany izy.
25 Ary niditra i Petro, dia nitsena azy
Korinelio, dia niankohoka teo amy ny ton-
gony, ka nitsaoka *azy*.
26 Ary Petro nanangana azy, ka nanao
hoe, Mitsangàna hianao; *fa* olona hiany
kosa aho.
27 Ary nony niresaka taminy izy, dia
niditra teo an-trano izy, ka nahita fa maro
no niangona teo.
28 Ary hoy izy taminy, Fantatrareo fa
tsy mety, raha miray na mihiaro ny olon-
Iodaia amy ny olona hafa firenena; fa
Andriamanitra efa naneho ahy, fa tsy misy
olona azo hataoko hoe ho olom-padina, na
tsi-madio.
29 Ary tsy nandà hankaty aho, raha
nalaina aho: ary manontany aho, nahoana
no naka ahy hianareo?
30 Ary hoy Korinelio, Hefarana nifady
aho hatraminy izao ora ankehitriny izao,
ary raha omby amy ny ora fahasivy, dia
nivavaka teto an-tranoko aho, ary, indro,
lehilahy nitsangana teo anatrehako mitafy
akanjo mangarangarana;
31 Ka nanao hoe, Ry Korinelio, efa re
ny fivavakao, ary efa tsarovana ny fian-
tranao teo anatrehan' Andriamanitra.
32 Ary aniraho any Iopa, ka alao i Si-
môna, izay atao hoe koa, i Petro; mitoetra
eo an-tranony Simôna mpandon-koditra, eo
amoron-dranomasina, izy: raha tonga, dia
hiteny aminao izy.
33 Dia naniraka faingiana ho any aminao
aho; ary nanao soa hianao no avy. Ary
ankehitriny, izahay rehetra eto eo anatre-
han' Andriamanitra, hihaino ny zava-drehe-
tra nandidian' Andriamanitra anao.
34 Ary Petro niloa-bava, ka nanao hoe,
Fantatro marin-tokoa, fa tsy mizaha-tavan'
olona Andriamanitra:
35 F' eo amy ny firenena rehetra, dia
izay matahotra Azy, ka manao izay ma-
rina, no raisiny.
36 Ny teny izay nampitondrainy ho amy
ny zanaky Isiraely, raha nitory fihiavanana
tamy ny alalany Iesio Kiraisity Izy: (Izy
no Tompony izao zava-drehetr' izao:)
37 Fantatrareo izay teny no torina tany
Iodaia rehetra, ka vao nanao hatrany Gali-
laia, arakaraky ny batisa izay no toriny
Iôana:
38 Fa ny Fanahy Masina, sy hery, no na-
nosoran' Andriamanitra any Iesio avy tany
Nazareta, Izay nandehandeha, manao soa,
sy mahasitrany izay rehetra nampahoriny

ny devoly; fa Andriamanitra nomba
Azy.
39 Ary izahay no vavolombelony ny zavatra rehetra izay nataony teo amy ny taniny ny olon-Iodaia, sy tany Ieriosalema; Izy no vonoiny rehefa nahantony tamy ny hazo:
40 Izy no natsangan' Andriamanitra tamy ny andro fahatelo, ka nasehony marimarina;
41 Tsy tamy ny olona rehetra, fa tamy ny vavolombelona izay no fidin' Andriamanitra rahateo, dia taminay, izay niara-nihinana sy nisotro taminy, rehefa nitsangana tamy ny maty Izy.
42 Ary Izy nandidy anay hitory amy ny olona, ka hanambara f' Izy no tendren' Andriamanitra ho Mpitsara ny velona sy ny maty.
43 Izy no ambarany ny mpaminany rehetra, fa ny anarany no hahazoany izay rehetra mino Azy famelan-keloka.
44 Raha mbola nilaza izany teny izany Petro, dia latsaka ny Fanahy Masina taminy izay rehetra nandre ny teny.
45 Dia gaga ny mino eo amy ny voa fora, izay nomba any Petro, fa latsaka tamy ny tsy voa fora kosa ny Fanahy Masina, dia zavatr' omena.
46 Ary samy nandre azy miteny amy ny teny samihafa izareo, ka mankalaza an' Andriamanitra. Dia namaly Petro,
47 Misy olona mahazo mandrara rano moa, mba tsy hatao-batisa ireo, izay efa nandray ny Fanahy Masina tahaka anay hiany?
48 Dia nasainy mba hatao-batisa amy ny anarany ny Tompo izareo. Dia nangataka taminy izareo mba hitoetra eo andro sasany.

## TOKO XI.

Ary ny apositoly sy ny rahalahy rehetra, izay nitoetra tany Iodaia, nandre f' efa nandray ny tenin'Andriamanitra ny tsy voa fora kosa.
2 Ary raha tafakatra tany Ieriosalema i
Petro, dia nanohitra azy ireo voa fora ireo,
3 Ka nanao hoe, Efa nankany amy ny
olona tsy voa fora hianao, k' efa niara-nihinana taminy.
4 Ary Petro nandahatry *izany* marimarina taminy hatrany am-boalohany, dia nanao teny mifanaraka, ka hoy izy,
5 Izaho nivavaka tany an-tanàna Iopa; ary raha voa tsindrimandry aho, dia nahita zavatra aho, Dia zavatra anankiray midina toa valonan-damba lehibe, milatsaka ny zoro efatra avy any an-danitra; dia nanatona ahy izany:
6 Raha nandiniky izany aho, dia nisaina, ka nahita ny biby manan-tongotr' efatra eo amy ny tany, ambany ny bibi-dia, sy ny zava-mandady, ary ny voro-manidina.
7 Ary izaho nandre feo manao amiko hoe, Mitsangàna, ry Petro, vonoy, ka hano.
8 Fa hoy izaho, Sanatria, Tompoko: fa tsy mbola niditra tam-bavako zava-padina na tsi-madio.
9 Fa feo avy tany an-danitra namaly ahy indray hoe, Izay efa no diovin'Andriamanitra, aza hataonao ho fadina.
10 Ary intelo no nanavan' izany: dia nakarina ho any an-danitra indray izany rehetr' izany.
11 Ary, indro, miarakaminizay, nisy telo lahy tonga tany an-trano izay nitoerako, nirahina avy tany Kaisareia hankeo amiko.
12 Dia nasainy ny Fanahy homba azy aho, ka tsy hisalasala na kely akory. Ary ireo enina mirahalahy ireo niaraka tamiko, ary izahay niditra tany an-tranondralehilahy.
13 Ary izy nanambara taminay ny nahitany ny anjely mijanona eo an-tranony, ka manao aminy hoe, Aniraho ho any Iopa, ka alao i Simôna, izay atao hoe koa, i Petro;
14 Izy hilaza aminao ny teny, hamonjeny anao sy ny eo an-tranonao rehetra.
15 Ary raha vao niteny aho, dia latsaka ny Fanahy Masina taminy, tahaky ny taminay fahiny.
16 Dia nahatsiaro aho ny teniny ny Tompo, izay no lazainy hoe, Iôana nanao-batisa tamy ny rano hiany, fa ny Fanahy Masina no hanavam-batisa anareo.
17 Ary raha Andriamanitra no nanome azy ny fanomezana, tahaky *ny nomeny* antsikia hiany izay nino Iesio Kiraisity Tompo; inona aho no hahasakana an' Andriamanitra?
18 Ary rehefa nandre izany izareo, dia nangina, dia nankalaza an' Andriamanitra, ka nanao hoe, Dia nomen' Andriamanitra ny Eteny kosa fibebahana ho fiainana.
19 Ary izay niely noho ny fanenjehana any Sitefano, dia nandeha hatrany Foiniky,

sy Kopiro, ary Antiokeia, fa tsy nitory
teny tamy ny olona izareo, afa tsy tamy ny
olon-Iodaia hiany.
20 Ary ny sasany aminy ireny, dia lehi-
lahy avy tany Kopiro sy Koreny, izay
tonga tany Antiokeia, dia nilaza tamy ny
olon-Iodaia-Girikia, ka nitory any Iesio
Tompo.
21 Ary ny tànany ny Tompo nomba azy;
ary maro no isany izay nino, ka naneky ny
Tompo.
22 Ary ny filazana any ireny no reny ny
sofiny ny fiangonana izay any Ieriosalema:
ary izareo naniraka any Barinaba handeha
hatrany Antiokeia.
23 Rehefa tonga izy, ka nahita ny faha-
soavan' Andriamanitra, dia nifaly, ka na-
nanatra azy rehetra, hiray amy ny Tom-
po amy ny fo minia fatratra.
24 Fa lehilahy tsara-fanahy izy, ka feno
ny Fanahy Masina sy finoana: ary maro
be ny olona niampy ho any ny Tompo.
25 Dia lasa i Barinaba nankany Tariso
hitady any Saolo:
26 Ary rehefa nahita azy izy, dia nentiny
hankany Antiokeia. Ary niray tamy ny
fiangonana herintao-ngarangidina izy roa
lahy, ka nampianatry ny olona maro be.
Ary tany Antiokeia no niantsoany ny mpia-
natra hoe voalohany, olon-Kiraisity.
27 Ary nisy mpaminany sasany avy tany
Ieriosalema, dia nankany Antiokeia tami-
ny izany andro izany.
28 Dia nitsangana ny anankiray aminy
ireny, atao hoe i Agabo, voa tsindry ny
Fanahy, dia nanao hoe fa hisy mosary be
eo amy ny tany rehetra: dia tonga izany
tamy ny androny Kilaodio Kaisara.
29 Ary ny mpianatra rehetra samy ninia,
araky ny zakany, hampitondra zavatra ha-
monjy ny rahalahy izay nitoetra teo any
Iodaia:
30 Dia nataony izany, ary ny tànany
Barinaba sy Saolo no nampitondrany izany
ho any ny loholona.

## TOKO XII.

Ary Herôda mpanjaka, dia naninjitry ny
tànany taminy izany andro izany hampa-
hory ny sasany eo amy ny fiangonana.
2 Ary ny sabatra no namonoany any Ia-
kôbo, rahalahiny Iôana.
3 Ary rehefa hitany fa nahafaly ny olon-
Iodaia izany, dia nandroso hisambotra any
Petro koa izy. (Efa omby amy ny androny
ny mofo tsy masirasira izany.)
4 Ary rehefa nampisambotra azy izy,
dia nataony teo an-trano-maizina izy, ka
nasiany miaramila enina amby ny folo,
hiambina azy; dia nikiasa hamoaka azy
ho amy ny olona izy, rehefa afaka ny
paseka.
5 Ary Petro no tehirizina teo an-trano-
maizina: ary ny fiangonana nahery nanga-
taka tamin' Andriamanitra, mba hamonjy
azy.
6 Ary Herôda nony efa hamoaka azy,
natory Petro taminy iny alin' iny teo anela-
nelany ny miaramila roa lahy, raha voa
fatotra tamy ny gadra roa izy: ary ireo mpi-
ambiny ny trano-maizina dia niambina teo
am-baravarana.
7 Ary, indro, anjeliny ny Tompo nankeo,
ary ny mazava nahazava ny trano: ary izy
namely ny tehezany Petro, dia nananga-
na azy, ka nanao hoe, Mitsangàna fain-
giana. Ary ny gadra latsaka afaka tamy
ny tànany.
8 Ary hoy lehy anjely taminy, Misikìna,
ary fehezo ny kapanao. Dia nataony izany.
Ary hoy izy taminy, Asampino ny lamba-
nao, ka manaraha ahy.
9 Dia nivoaka izy, ka nanaraka azy; ary
tsy fantany fa marin' izay zavatra nataony
ny anjely, sangy nataony fa nahita zavatr'
izy.
10 Ary rehefa nandalo ny fiambenana
voalohany sy ny faharoa izareo, dia tonga
teo am-bavahadi-vy mitarikia ho any an-
tanàna; dia nivoha ho azy iny mba hale-
hany: ary izareo nivoaka, dia nandeha
tamy ny làlana anankiray; dia nandao azy
miarakaminizay ny anjely.
11 Ary Petro raha nahatsiaro fanahy, dia
nanao hoe, Ankehitriny fantatro marin-
tokoa fa ny Tompo efa naniraky ny anje-
liny, ka namonjy ahy tamy ny tànany
Herôda, sy ny fanantenany ny olon-Iodaia
indrindra.
12 Ary rehefa nisaina izy, dia nankany
an-tranony Maria reniny Iôana, izay atao
hoe koa, i Mariko; teo no niangonany ny
maro mivavaka.
13 Ary Petro raha nandondony ny vara-
varany ny vavahady, dia nankeo ankizi-
vavy atao hoe, i Rody, mba hihaino.
14 Ary rehefa nahalala ny feony Petro

izy, tsy mba namoha ny vavahady, noho ny hafaliany, dia nihiazakazaka hiditra, ka nilaza fa nijanona teo am-bavahady Petro.

15 Ary hoy izareo taminy, Adala hianao. F' izy nitompo filaza f' izany tokoa. Ary hoy izareo, Anjeliny izany.

16 Ary Petro nahari-nandondona: ary rehefa no vohany, dia nahita azy, ka gaga izareo.

17 F' izy nanatsikia azy tamy ny tànany mba hangina, dia nambarany azy, izay namoahany ny Tompo azy teo an-trano-maizina. Dia hoy izy, Mandehana, ambarao izany zavatr' izany aminy Iakôbo, sy ny rahalahy. Dia niala izy, ka nankany amy ny fitoerana hafa.

18 Ary rehefa nazava ny andro, dia nifandritaka be hiany ny miaramila hoe, nankaiza i Petro.

19 Ary rehefa nitady azy Herôda, fa tsy nahita, dia nanadiny ny mpiambina izy, ka nasainy ho vonoina ireny. Ary rehefa nidi-niala tany Iodaia hankany Kaisareia, dia nitoetra *teo* izy.

20 Ary nirehitra ny fahatezerany Herôda tamy ny olon-Toro sy olon-TSidôna: f' izareo nirai-saina hankany aminy, f' efa nataony Bilasito mpitandrin-trano-fandriany ny mpanjaka ho sakaizany, dia nangataka fihiavanana *taminy* izareo, fa ny taniny no velominy ny taniny ny mpanjaka.

21 Ary Herôda nitafy akanjom-panjakana tamy ny andro niangonana, dia nipetraka teo ambony ny lapany, ka nandaha-teny tamy ny olona.

22 Ary ny olona niantso hoe, Feon' andriamanitra, ka tsy *feon'* olona izany.

23 Ary anjeliny ny Tompo namely azy miarakaminizay, satria tsy nanome voninahitra an' Andriamanitra izy; dia haninkankana izy, ka dia maty.

24 Dia naniry, sy niely ny tenin' Andriamanitra.

25 Ary Barinaba sy Saolo niala tany Ieriosalema, rehefa nahavita ny fanompoany, dia nitondra any Iôana homba azy, izay atao hoe koa, i Mariko.

## TOKO XIII.

Ary nisy teo amy ny fiangonana any Antiokeia, mpaminany sy mpampianatra sasany; i Barinaba sy Simeôna izay atao hoe i Nigera, sy Liokio olon-Koreny, ary Manaina, izay niolo-nono taminy Herôda tetiraka, ary Saolo.

2 Ary raha nivavaka tamy ny Tompo, sy nifady izareo, dia hoy ny Fanahy Masina, Atokany ho Ahy Barinaba sy Saolo, hanao ny asa izay niantsoako azy.

3 Ary rehefa nifady sy nivavaka izareo, dia nametra-tànana taminy, ka nampandehaniny.

4 Ary rehefa naniraka azy ny Fanahy Masina, dia nankany Seleokia, dia niaingia an-tsambo teo izareo, hankany Kopiro.

5 Ary nony tonga tany Salamisy izareo, dia nitory ny tenin' Andriamanitra teo amy ny sonagôginy ny olon-Iodaia: ary izareo nanana any Iôana koa ho mpanompo.

6 Ary nony efa lasa namaky ny nosy hankany Pafo izareo, dia nahita mpanao-odi-mahery anankiray, mpaminany manandoka, olon-Iodaia izy, ny anarany hoe, i Bara-iesio;

7 Izy nitoetra teo aminy Serigio Paolo, mpanapaky ny tany, lehilahy hendry izy; ary niantso any Barinaba sy Saolo hankeo aminy izy, ka tahandre ny tenin' Andriamanitra.

8 F' i Elima mpanao-odi-mahery, (f' izany no anarany, raha adikia,) nanohitra azy roa lahy, ka nitady hampiala ny mpanapaka amy ny finoana.

9 Ary Saolo (izay *atao hoe* koa, i Paolo,) feno ny Fanahy Masina, dia nandinikia azy,

10 Ary hoy izy, Ialahy feno fitaka rehetra aman-tsandoka rehetra, ialahy zanaky ny devoly, ialahy fahavalony ny marina rehetra, tsy hitsaha-handiky ny làlana marina any ny Tompo v' ialahy?

11 Ary, indro, ankehitriny, ny tànany ny Tompo *hilatsaka* aminao, dia ho jamba hianao tsy hahita masoandro mandrak' indrai-andro any ho any. Dia latsaka miarakaminizay, zavona sy aizina manarona azy, ary izy nikiorapaka, ka nitady olona sasany hitantana azy.

12 Ary ny mpanapaka nony nahita izay efa natao, dia nino, ka gaga noho ny fampianarany ny Tompo.

13 Ary Paolo sy ny namany raha niala tany Pafo, dia nankany Perigy any Pamifilia: f' Iôana nandao azy, dia niverina ho any Ieriosalema.

14 Ary rehefa niala tany Perigy, dia nankany Antiokeia any Psidia, dia niditra

teo amy ny sonagôgy tamy ny andro-sabata,
ka nipetraka teo izareo.
15 Ary rehefa namaky teny teo amy ny
lalàna sy ny mpaminany, dia naniraka ireo
mpanapaky ny sonagôgy ho any aminy, ka
nanao hoe, Raiolona aman-drahalahy, raha
manana teny hatao anatra amy ny olona
hianareo, lazao.
16 Ary Paolo nitsangana, dia nanatsikia
tamy ny tànany, ka nanao hoe, Mihainoa,
ry lehilahi-Isiraely, ary hianareo izay mata-
hotra an' Andriamanitra.
17 Andriamanitry izao olon-Isiraely izao
nifidy ny razantsikia, ka nanandratry ny
olona, raha nivahiny teo amy ny tany Eji-
pity izareo, ary sandry nasandratra no na-
moahany azy teo.
18 Ary Izy nandefitra tamy ny fanaony,
tany an-efitra, tokony ho efa-polo taona.
19 Ary rehefa nandrava firenena fito teo
amy ny tany Kanana Izy, dia nampando-
vany azy ny taniny.
20 Ary rehefa afak' izany, dia nanome
azy mpitsara Izy, tokony ho dimam-polo
amby efa-jato taona, mandra-pihiavy Sa-
mioela mpaminany.
21 Ary rehefa afak' izany, dia nangataka
mpanjaka izareo: dia nomen' Andriamani-
tra azy Saolo zanaky Kisa, efa-polo taona,
dia lehilahy amy ny fireneny Beniamina.
22 Ary rehefa namindra azy Izy, dia na-
nandratra any Davidy ho mpanjakany; ka
nanambara azy, raha nanao hoe Izy, "Izaho
nahita any Davidy zanaky Iesay, lehilahy
araky ny foko, izay hanao ny sitra-poko
rehetra."
23 Ny avy amy ny zanaky io lehilahy
io, araky ny teni-nomena, no nananganan'
Andriamanitra any Iesio ho mpamonjy any
Isiraely;
24 Rehefa no toriny Iôana voalohany ny
batisany ny fibebahana tamy ny olon-Isi-
raely rehetra, dieny tsy mbola tonga
Izy.
25 Ary Iôana raha nahatanteraky ny na-
lehany, dia hoy izy, Ataonareo ho zovy
aho? tsy Izy aho: f' indro, Anankiray avy
manaraka ahy, izaho tsy tokony hamaha ny
kapan-tongony.
26 Raiolona aman-drahalahy, zanaky ny
nateraky Abirahama, ary na zovy na zovy
eo aminareo matahotra an' Andriamanitra,
dia ho anareo no nampitondraina ny teniny
izao famonjen' izao.
27 F' izay monina any Ieriosalema am-
bany ny mpanapaka azy, satria tsy nahafan-
tatra Azy, na ny teniny ny mpaminany
izay no vakina isan-tsabata, dia nahatan-
teraky *izany* izareo, raha nanameloka *Azy*.
28 Ary na dia tsy nahita izay tokony ha-
hafaty Azy izareo, dia nangataka taminy
Pilato hampamono Azy.
29 Ary rehefa nahatanteraky izay rehetra
nanoratana Azy izareo, dia nanesotra *Azy*
tamy ny hazo, ka nandevina *Azy* teo amy
ny fasana.
30 Fa Andriamanitra nanangana Azy
tamy ny maty:
31 Ary izay nomba Azy tany Galilaia
hiakatra ho any Ieriosalema, dia nahita Azy
tamy ny andro maromaro, dia ireny no va-
volombelony amy ny olona.
32 Ary izahay mitory aminareo ny fila-
zantsara, dia ny teny nomena ho any ny
razana,
33 Fa Andriamanitra nahatanteraky izany
tamintsikia zanany, satria nanangana any
Iesio Izy: araky ny voa soratra hiany eo
amy ny Salimo faharoa hoe, "Hianao no
Zanako, Izaho efa niteraka Anao anio."
34 Ary ny amy ny nananganany Azy
tamy ny maty, fa tsy hiverina ho any amy
ny lo intsony Izy, dia hoy Izy, "Homeko
anareo ny famindram-po marina natao ta-
miny Davidy."
35 Ary hoy Izy eo amy ny *Salimo* hafa
koa, "Hianao tsy hamela ny Iray Masinao
hahita ny lo."
36 Fa nodi-mandry Davidy, rehefa na-
nompo ny olon' indrai-mihira aminy, araky
ny sitra-pon' Andriamanitra, dia nalevina
teo amin-drazany, ka nahita ny lo izy:
37 F' Izay natsangan' Andriamanitra, no
tsy nahita ny lo.
38 Ary fantaronareo, raiolona aman-dra-
halahy, f' io lehilahy io no itoriany fame-
lan-keloka aminareo:
39 Ary Izy no fanitsiany ny mino rehetra
amy ny zavatra rehetra, izay tsy azo hani-
tsiany ny lalàny Môse anareo.
40 Ary tandremo, fandroa tonga ami-
nareo izay no lazainy ny mpaminany hoe;
41 "Izahao, hianareo mpanaratsy, dia ta-
lanjony, ka matesa: f' Izaho hanao asa amy
ny andronareo, dia asa izay tsy hinoanareo
indrindra, na dia misy milaza aminareo."
42 Ary rehefa nivoaka teo amy ny sona-
gôgy ny olon-Iodaia, dia nangataka ny

Eteny mba ho torina aminy, izany teny
izany, amy ny sabata manaraka.
43 Ary rehefa nirava ny fiangonana, maro
amy ny olon-Iodaia sy ny mpirai-vavaka
izay nanompo an'Andriamanitra, no nanaraka
any Paolo sy Barinaba: izy roa lahy
nilaza taminy, ka nananatra azy haharitra
amy ny fahasoavan'Andriamanitra.
44 Ary tamy ny sabata manaraka saiky
tafangona avokoa ny eo an-tanàna, hihaino
ny tenin'Andriamanitra.
45 Fa nialon' indrindra ny olon-Iodaia,
raha nahita ny olona maro, dia nanohitry
izay teny no lazainy Paolo, sady manohitra
no manompa.
46 Dia nihiahery hitory Paolo sy Barinaba,
ka nanao hoe, Tsy maitsy no torina
taminareo aloha ny tenin'Andriamanitra: fa
sangy lavinareo izany, ka ataonareo-tena
tsy tokony hahazo fiainana mandrakizay,
indro, mankany amy ny Eteny izahay.
47 F' izany no nandidiany ny Tompo
anay hoe, "Izaho efa nanendry Anao ho
fahazavany ny Eteny, mba ho famonjena
hatrany amy ny farany ny tany Hianao."
48 Ary rehefa nandre ny Eteny, dia faly
izareo, ka nankalaza ny teniny ny Tompo:
ary nino izay no voa tendry hahazo fiainana
mandrakizay.
49 Ary ny teniny ny Tompo no torina
tamy ny tany rehetra.
50 Fa ny olon-Iodaia nampitaitry ny vehivavy
malaza izay nivavaka, ambany ny
loholona eo an-tanàna, dia nanenjikia any
Paolo sy Barinaba, ka nandroaka azy hiala
amy ny taniny.
51 F' izy roa lahy nanetsikietsiky ny vovoka
ho afaka amy ny tongony hiampangana
azy, dia nankany Ikonio izareo.
52 Dia feno fifaliana sy ny Fanahy Masina
ny mpianatra.

## TOKO XIV.

Ary nony tany Ikonio izareo, dia niaraniditra
ho amy ny sonagôginy ny olon-Iodaia,
dia nitory, ka dia nino ny maro be
amy ny olon-Iodaia sy Girikia.
2 Fa ny olon-Iodaia izay tsy nino dia nampitaitry
ny Eteny, ka nanome azy saindratsy
hanohitry ny rahalahy.
3 Ary nitoetra ela teo izareo, ka nitory
ny teniny ny Tompo marimarina, Izay
nahato ny teniny ny fahasoavany, ary
ny tànany nampanavany famantarana sy
fahagagana.
4 Fa ny olona maro eo an-tanàna nisara-tsaina;
ary ny sasany nomba ny olon-Iodaia,
ary ny sasany nomba ny apositoly.
5 Ary raha nirai-tetikia ny Eteny, sy ny
olon-Iodaia, ambany ny loholony, hanaratsy,
sy hanora-bato azy,
6 Dia nahalala *izany* izareo, ka nandositra
ho any Lisitra sy Deriby, tanàna any
Lokaonia, ary ny tany manodidina;
7 Dia nitory ny filazantsara teo izareo.
8 Ary nisy olona anankiray nipetraka
tany Lisitra, malemi-tongotra, mandringia
hatrany an-kibon-dreniny, izay tsy mbola
namindra akory:
9 Ilehiny nandre any Paolo mitory teny:
ary izy nandinikia azy mafy, dia nahita fa
nanam-pinoana ho sitrana izy;
10 Dia nilaza tamy ny feo mahery hoe
izy, Mijoroa amy ny tongotrao. Dia niantsambotsambotra,
ka nandehandeha izy.
11 Ary nony nahita ny olona izay zavatra
nataony Paolo, dia niantso tamy ny
feo mahery, manao teny Lokaonia hoe, Efa
nidina nankaty amintsikia izay andriamanitra,
manan-endrik' olona.
12 Ary ny anarany Barinaba nataony
hoe, Iopitera, ary Paolo *nataony hoe*, i Merikiorio,
f' izy no mpiventy ny teny nalahatra.
13 Ary ny mpisorony Iopitera, izay manandrify
ny tanàna, ambany ny olona, nitondra
ombelahy sy vonin-kazo ho any
am-bavahady, ka tiany hanalavoady.
14 Raha nandre i Barinaba sy Paolo,
apositoly, dia nandriatry ny akanjony,
dia nihiazakazaka ho any am-povoany ny
olona izareo, ka niantso,
15 Manao hoe, Roandriana, nahoana hianareo
no manao izany? olona mirai-fomba
aminareo hiany izahay, ka mitory ny filazantsara
aminareo mba hialanareo aminy
izao fahadalan' izao ho amin' Andriamanitra
mahavelona, Izay nanao ny lanitra, sy
ny tany, ary ny ranomasina, ambany izay
rehetra eo anatiny:
16 Izay namela ny firenena rehetra, tamy
ny andro lasa, handeha amy ny làlan-tiankalehany.
17 Kanefa Izy tsy namela-tena tsy hisy
fanambarana Azy, fa nanao soa Izy, mampilatsaky
ny ranonorana any an-danitra,

dia manome andro mahavoka-javatra, ka
mahavoky ny fontsikia amy ny hanina sy
ny fifaliana.
18 Ary na dia nilaza izany aza izareo,
saiky tsy nahasakany ny olona hanala-
voady aminy izareo.
19 Ary nisy olon-Iodaia tonga avy tany
Antiokeia sy Ikonio, izay nampitaitry ny
olona, ary Paolo no torahany vato, ka no
sarihiny hivoaka eo an-tanàna, fa nataony
f' efa maty izy.
20 Fa raha nanodidina azy ny mpianatra,
dia nitsangana, ka nankany an-tanàna izy:
ary tamy ny andro manaraka, dia nankany
Deriby izy sy Barinaba.
21 Ary rehefa nitory ny filazantsara ta-
miny izany tanàna izany, ka nanao mpia-
natra maro, dia niverina ho any Lisitra, sy
Ikonio, ary Antiokeia, indray izareo,
22 Mampatoky ny fanahiny ny mpiana-
tra, ka mananatra azy haharitra amy ny
finoana, fa tsy maitsy ho fahoriana be no
idirantsikia ho amy ny fanjakan' Andriama-
nitra.
23 Ary rehefa nanendry loholona teo amy
ny isam-piangonana izareo, dia nivavaka
tamy ny fifadiana, ka nanolotra azy ho ta-
hiny ny Tompo Izay ninoany.
24 Ary rehefa nandeha namaky any Pisi-
dia, dia tonga tany Pamifilia izareo.
25 Ary nony efa nitory ny teny tany
Perigy, dia nidina ho any Ataleia izareo.
26 Dia nandeha an-tsambo teo hankany
Antiokeia, teo no nanolorana azy ho amy
ny fahasoavan' Andriamanitra noho ny asa
izay nefainy.
27 Ary rehefa tonga izareo, ka namory ny
fiangonana, dia nilaza izay rehetra nataon'
Andriamanitra taminy, ary ny namohany
ny varavarany ny finoana ho any ny
Eteny.
28 Ary izareo nitoetra ela teo amy ny
mpianatra teo.

## TOKO XV.

Ary olona sasany nidina avy tany Iodaia,
dia nampianatry ny rahalahy hoe, Tsy azo
ho vonjena hianareo, raha tsy ho forana
hianareo araky ny fanaony Môse.
2 Ary Paolo sy Barinaba nanohitra, ka
nifanditra mafy taminy, dia nampandeha
any Paolo sy Barinaba ambany ny sasany
koa izareo, hiakatra ho any Ieriosalema
any amy ny apositoly, sy ny loholona,
hanadiny izany teny nifandiran' izany.
3 Ary rehefa nanatitra azy ny fiangonana,
dia nandeha namaky any Foiniky sy Sa-
maria izareo, ka nilaza ny fiovam-panahiny
ny Eteny: dia nampifaly ny rahalahy re-
hetra indrindra izareo.
4 Ary raha tonga tany Ieriosalema izareo,
dia nandray azy ny fiangonana, sy ny
apositoly, ambany ny loholona, ka nilaza
izay rehetra nataon' Andriamanitra taminy
izareo.
5 Fa ny mino sasany, izay efa nomba ny
fivavaky ny Farisaio, dia nitsangana, ka
nanao hoe, Tsy maitsy ho foran' ireny, ka
hasaina hitandriny ny lalàny Môse.
6 Ary ny apositoly, ambany ny loholona,
nivory mba hihievitry izany zavatr' izany.
7 Ary rehefa nifanditra mafy izareo, dia
nitsangana i Petro, ka nanao taminy hoe,
Raiolona aman-drahalahy, fantatrareo fa
Andriamanitra efa nifidy teo amintsikia fony
ela hiany, fa ny fitoriako handrenesany
ny Eteny ny teniny ny filazantsara, ka
hinoany.
8 Ary Andriamanitra, Izay mahalala ny
fo, efa nahato *izany* taminy, nony nanome
azy ny Fanahy Masina toy ny *nomeny*
antsikia kosa;
9 Fa tsy nataony samihafa isikia sy iza-
reo, f' efa nampahadioviny ny finoana ny
fony.
10 Ary nahoana hianareo no maka-fanahy
an' Andriamanitra, ka mametraky ny fiton-
drana amy ny vozony ny mpianatra, izay tsy
zakany ny razantsikia, na dia isikia aza,
ho entina?
11 Fa mino isikia, fa ny fahasoavany
Iesio Kiraisity Tompo no hamonjeny antsi-
kia, tahaka azy hiany.
12 Dia nangina ny olona rehetra, ka ni-
haino any Barinaba sy Paolo, raha nilaza
izay famantarana sy fahagagana nampa-
navan' Andriamanitra azy teo amy ny
Eteny.
13 Ary raha nitsaha-niteny izy roa lahy,
dia namaly Iakôbo, ka nanao hoe, Raiolona
aman-drahalahy, mihainoa ahy:
14 I Simeôna nanambara ny famangian'
Andriamanitra ny Eteny am-boalohany,
hanalan' olona maro aminy, hankalaza ny
anarany.
15 Ary miray aminy izany ny teniny ny
mpaminany; araky ny voa soratra hoe;

"16 Rehefa afak' izany, dia hiverina Aho
hanangan-trano-lainy Davidy, izay efa rava; ary Izaho hamboatr' indray ny fanaravany, ka hanangany izany:
17 Mba ho tadiaviny ny olona sisa ny
Tompo, ambany ny firenena rehetra izay mitondra ny anarako, hoy Iehôvah, Izay manao izany rehetr' izany."
18 Fantatr' Andriamanitra ny asany rehe-
tra hatramy ny talohany izao tontolo izao.
19 Ary izany no hevitro, fa tsy mety, raha
mampahory ny avy amy ny Eteny, izay miverina ho amin' Andriamanitra, isikia;
20 Fa aoka hanoratra aminy mba hifady
ny haloton-tsampy, sy ny filan-dratsy, ary ny zavatra kendaina, aman-dra.
21 F' i Môse fahiny manana eo an-tanàna
rehetra, izay mitory azy, voa vaky eo amy ny sonagôgy isan-tsabata.
22 Ary sitraky ny apostoly sy ny loho-
lona ambany ny fiangonan-drehetra hifidy olona eo amy ny namany, ka haniraka *azy*, homba any Paolo sy Barinaba hankany Antiokeia; Ioda izay atao hoe koa i Barisaba, ary Sila, olo-malaza eo amy ny rahalahy;
23 Ary izareo nanoratra taratasy ho en-
tiny, izay nanao araky izany hoe: Ny apostoly sy ny loholona, ambany ny rahalahy, manao veloma amy ny rahalahy avy amy ny Eteny izay any Antiokeia, sy Soria, ary Kilikia:
24 Sangy efa renay, fa ny sasany izay efa
nivoaka taty aminay, efa nampahory anareo tamy ny teny, dia namadiky ny sainareo, ka nanao hoe, Tsy maitsy ho forana hianareo, sy hitandremanareo ny lalàna, kanefa tsy mba no didianay hanao izany izareo;
25 Dia sitrakay, rehefa niangona, ka ni-
rai-saina izahay, hifidy olona ka haniraka *azy* hankany aminareo, homba any Barinaba sy Paolo malalanay;
26 Lehilahy izay nanao ny ainy tsy ho
zavatra, noho ny anarany Iesio Kiraisity Tompontsikia.
27 Ary Ioda sy Sila no nirahinay hilaza
vava izany teny izany.
28 Fa sitrakay sy ny Fanahy Masina tsy
hampitondra anareo entana mihoatra noho ireo zavatr' izay mety ho entina;
29 Mba hifadianareo ny zavatra aterina
ho any sampy, sy ny ra, sy ny zavatra kendaina, ary ny filan-dratsy: raha miala aminy izany hianareo, dia manao tsara hianareo. Veloma hianareo.
30 Ary rehefa nalefany, dia tonga tany
Antiokeia izy efa-dahy; ary rehefa namory ny olona maro izareo, dia natolony ny taratasy:
31 Ary rehefa no vakiny, dia nifaly noho
ny fananarana izareo.
32 Ary Ioda sy Sila, fa mpaminany izy
roa lahy, dia nananatry ny rahalahy tamy ny fiteny maro, ka nanome toky *azy*.
33 Ary rehefa nitoetra ela teo izy efa-
dahy, dia nampandehaniny ny rahalahy soa aman-tsara ho any amy ny apostoly izareo.
34 Nefa sitraky Sila hitoetra eo hiany.
35 Ary Paolo sy Barinaba nitoetra tany
Antiokeia, dia nampianatra ka nitory ny teniny ny Tompo, izy roa lahy ambany ny maro koa.
36 Ary rehefa afaka andro sasany, dia
hoy Paolo taminy Barinaba, Andeha isikia hiverina, sy hamangy ny rahalahintsikia any amy ny tanàna rehetra, izay nitoriantsikia ny teniny ny Tompo, *hizahantsikia* ka manao ahoana izareo.
37 Ary Barinaba nikiasa hitondra any
Iôana izay atao hoe koa i Mariko, homba azy.
38 Fa tsy nety Paolo hitondra azy hia-
raka aminy, fa nandao azy tany Pamifilia, ka tsy nomba azy ho amy ny asa izy.
39 Dia nifanditra mafy izy roa lahy, ka
dia nisaraka: ary Barinaba nitondra any Mariko, dia nandeha an-tsambo hankany Kopiro;
40 Ary Paolo nifidy any Sila, dia lasa
nandeha, rehefa natolotry ny rahalahy ho amy ny fahasoavan' Andriamanitra izy.
41 Dia nandeha namaky any Soria sy
Kilikia, mampahahery fiangonana maro.

## TOKO XVI.

DIA tonga tany Deriby sy Lisitra izy: ary, indro, nisy mpianatra anankiray teo, ny anarany hoe, i Timoteo, zana-behivavy olon-Iodaia izay efa nino: anefa olon-Girikia no rainy:
2 Izy efa tsara-laza teo amy ny rahalahy
any Lisitra, sy Ikonio.
3 Tiany Paolo izy homba azy; dia nalai-
ny, ka no forany izy, noho ny olon-Iodaia izay nonina teo aminy izany tany izany; fa fantatry izy rehetra, fa olon-Girikia no rainy.

4 Ary raha nandeha namaky tanàna maro
izareo, dia nasainy ho tandremany ny olona
ny teny izay no didiany ny apostoly am-
bany ny loholona tany Ieriosalema.
5 Ary ny finoany ny fiangonana maro no
nampahereziny; dia nihiamaro isan' andro
ireny.
6 Ary rehefa nandeha namaky any Firi-
gia, sy ny tany Galatia izareo, dia no ra-
rany ny Fanahy Masina hitory ny teny
any Asia izareo;
7 Rehefa tonga tany Misia, dia nitady
hankany Bitinia izareo: fa tsy navelany
ny Fanahy *Masina* izareo.
8 Ary rehefa nandalo any Misia, dia ni-
dina ho any Trôa izareo.
9 Ary fahitana niseho taminy Paolo nony
alina: Lehilahi-Makedonia nijanona teo,
dia nangataka taminy, ka nanao hoe, Man-
kanesa any Makedonia, ka vonjeo izahay.
10 Ary rehefa nahita ny fahitana izy, dia
nitady handeha faingiana hankany Makedo-
nia izahay, fa nino marimarina fa ny Tompo
efa niantso anay hitory ny filazantsara amy
ny olona any.
11 Ary nony nandeha an-tsambo hiala
any Trôa, dia nizotra hankany Samotrakia
izahay, ary, tamy ny andro manaraka, dia
nankany Neapoly izahay;
12 Ary nony niala teo izahay, dia nan-
kany Filipy reni-vohitry izany tany izany
any Makedonia, dia fonenam-bahiny; ary
nitoetra teo aminy izany tanàna izany andro
sasany izahay.
13 Ary izahay tamy ny andro-sabata ni-
voaka teo an-tanàna hankany amoron' ony,
izay zatra aleha hivavaka; ary izahay ni-
petraka teo, ka niteny taminy izay vehivavy
nankeo.
14 Ary vehivavy anankiray ny anarany
hoe i Lidia, mpivaro-damba-mangamanga
avy any an-tanàna Tiateira, izay nivavaka
tamin' Andriamanitra, dia nihaino *anay*:
ary ny Tompo nanokatry ny fony, hitan-
driny ny teny izay no toriny Paolo.
15 Ary rehefa natao-batisa izy, amba-
ny ny eo an-tranony, dia nangataka izy,
ka nanao hoe, Raha ataonareo mazoto amy
ny Tompo aho, dia midira eo an-tranoko,
ka tomoera eo. Dia naneritery anay izy.
16 Ary raha nandeha hivavaka izahay,
dia nitsena anay ankizi-vavy anankiray ma-
nam-panahy mahavaly, ary ny faminaniany
no nampananany ny tompony harena be:
17 Ary izy nanaraka anay sy Paolo, dia
niantso, ka nanao hoe, Ireo lehilahy ireo
no mpanompo an' Andriamanitra Avo in-
drindra, izay manoro anareo ny làlany ny
famonjena.
18 Ary izany nataony tamy ny andro
maro. Ary sosotra i Paolo, dia nitodikia,
ka hoy izy tamy ny fanahy, Ny ana-
rany Iesio Kiraisity andidiako anao hivo-
aka aminy. Ary dia nivoaka miarakami-
nizay izy.
19 Ary rehefa hitany ny tompony fa very
ny fanantenany ny fahazoany harena, dia
nisambotra any Paolo sy Sila izareo, dia
nentiny ho amy ny mpanapaka any an-
tsena;
20 Ary rehefa nentiny ho any amy ny
mpitsara izy roa lahy, dia hoy izareo, Ireo
lehilahy ireo, dia olon-Iodaia, mampahory
ny tanànantsikia indrindra:
21 Ary ireo mampianatra fanao tsy mety
ho entintsikia, na hataontsikia, fa olon-
DRôma isikia.
22 Ary ny olona niara-nitsangana hano-
hitra azy; ary ny mpandraharaha nan-
driatry ny akanjony, ka nasainy ho kapo-
hina izareo.
23 Ary rehefa no kapohiny mafy indrin-
dra izareo, dia nasiany teo an-trano-mai-
zina, ka nasainy ny mpiambina hiaro azy
tsara:
24 Rehefa no didiana toy izany, dia na-
siany teo anatiny ny trano-maizin' indrin-
dra izareo, ka nafatony mafy ny tongony
teo anatiny ny bolaoky.
25 Ary nony mamaton' alina, dia niva-
vaka i Paolo sy Sila, ka nihira ny fideran'
Andriamanitra: dia nandre azy ny mpifa-
totra.
26 Ary avy tampoka ny fihorohoron-tany
mafy indrindra, dia nihiozongozona ny fa-
norenany ny trano-maizina: dia nivoha
miarakaminizay ny varavaran-drehetra, ary
samy nivaha ny famatorany izy rehetra.
27 Ary ny mpiambin-trano-maizina izay
natory, dia nahatsiaro, ka nahita ny vara-
varany ny trano-maizina nivoha, dia no
tsoahany ny sabatrany, ka nandeha hamo-
no-tena izy, fa nataony f' efa nilefa ny
mpifatotra.
28 F' i Paolo niantso mahery, ka nanao
hoe, Aza mandra-tena hianao: fa ato hiany
izahay rehetra.
29 Ary izy niantso hitondra fahazavana,

dia nikiaretsaka hiditra, dia nangovitra, ka
niankohoka teo anatrehany Paolo sy Sila
izy.
30 Ary rehefa nentiny hivoaka ireo, dia
hoy izy, Tompoko, inona no mety hataoko,
mba ho vonjena aho?
31 Ary hoy izareo, Minoa any Iesio
Kiraisity Tompo, dia ho vonjena hianao sy
ny eo an-tranonao.
32 Ary izareo nitory ny teniny ny Tompo
taminy, ary taminy izay rehetra eo an-tra-
nony.
33 Ary izy naka azy taminy izany ora
izany nony alina, dia nanasa ny fivatrany;
dia natao-batisa miarakaminizay izy sy ny
azy rehetra.
34 Ary rehefa nentiny izy roa lahy ho
any an-tranony, dia nasiany hanina teo ana-
trehany, dia nifaly izy ambany izay rehetra
eo an-tranony, f' efa nino an' Andriama-
nitra izy.
35 Ary ny mpitsara, rehefa nazava ny an-
dro, dia naniraky ny mpandraharaha, ka
nanao hoe, Alefao ireo lehilahy ireo.
36 Ary ny mpiambin-trano-maizina nilaza
izany teny izany taminy Paolo, Ny mpi-
tsara efa naniraka handefa anareo: ary an-
kehitriny, mivoaha hianareo, ka mandehana
soa aman-tsara.
37 Fa hoy Paolo taminy, Efa nikiapoka
anay misehoseho izareo, ka tsy voa heloka,
kandrefa olon-DRôma hiany izahay, ka
dia nataony taty an-trano-maizina izahay,
ary ankehitriny mamoaka anay mangin-
gina v' izareo? tsy *mety izany*; fa aoky
izareo hiany hankaty hamoaka anay.
38 Ary ny mpandraharaha nilaza izany
teny izany tamy ny mpitsara: dia nataho-
tra izareo, raha nandre fa olon-DRôma
ireny.
39 Dia tonga izareo, dia nananatra azy,
dia nitondra *azy* hivoaka, ka nangataka
*taminy* handeha hiala amy ny tanàna.
40 Dia nivoaka teo an-trano-maizina iza-
reo, ka dia niditra teo aminy Lidia: ary
raha nahita ny rahalahy izareo, dia nana-
natra azy, ka lasa nandeha.

## TOKO XVII.

Ary rehefa nandeha namaky any Amifi-
poly sy Apolônia izareo, dia nankany Sa-
loniky, fa nisy sonagôginy ny olon-Iodaia
teo:
2 Ary Paolo, araky ny fanaony, dia nidi-
tra ho any aminy, ary sabata telo no nia-
diani-teny avy tamy ny Soratra *Masina*
tamy ny olona teo.
3 Dia nanambara izy, ka naneho marima-
rina fa tsy maitsy niaritra i Kiraisity, ka
nitsangana tamy ny maty; ary io Iesio io,
izay no toriko aminareo no i Kiraisity.
4 Ary nino ny sasany teo, ka niray ta-
miny Paolo sy Sila; ary maro be amy ny
olon-Girikia mpivavaka, ary tsi-vitsy amy
ny andriambavy.
5 Fa nialona ny olon-Iodaia izay tsy nino,
dia naka olona amy ny ratsi-fanahy farai-
dina, ka namory olona maro, dia nampita-
bataba ny tanàna, dia namely ny tranony
Iasôna, ka nitady hamoaka azy roa lahy ho
any amy ny olona.
6 Ary raha tsy nahita azy izareo, dia na-
moaka any Iasôna amban-drahalahy sasany
ho any amy ny mpanapaky ny tanàna, ka
niantso hoe, Tonga taty koa ireo lehilahy
ireo, izay namadiky izao tontolo izao;
7 Izay nampandrosoiny Iasôna: ary ireo
rehetr' ireo manohitry ny teniny Kaisara,
ka manao hoe, fa misy mpanjaka hafa, *atao
hoe,* Iesio.
8 Dia taitra ny vahoaka ambany ny
mpanapaky ny tanàna, raha nandre izany.
9 Ary rehefa nomeny Iasôna sy ny sa-
sany toky izareo, dia nalefany handeha
izareo.
10 Ary ny rahalahy nampandeha any
Paolo sy Sila miarakaminizay nony alina
hankany Beria: raha tonga teo izareo, dia ni-
ditra teo amy ny sonagôginy ny olon-Iodaia.
11 Ary ireo nalazalaza kokoa noho ny
any Saloniky, f' izareo nandray ny teny
tamy ny hazotom-po indrindra, ka nandi-
niky ny Soratra *Masina* isan' andro, na
marina, na tsia, izany zavatr' izany.
12 Ary ny maro no nino teo; ary tsi-
vitsy amy ny vehivavi-Girikia izay nalaza,
ambany ny lehilahy.
13 Fa raha nandre ny olon-Iodaia any Sa-
loniky fa nitory ny tenin' Andriamanitra teo
Beria i Paolo, dia nankeo izareo, ka nam-
pitabataba ny vahoaka.
14 Ary dia nasainy ny rahalahy hande-
ha i Paolo miarakaminizay, toa hankany
amoron-dranomasina: f' i Sila sy Timoteo
nitoetra teo hiany.
15 Ary ny mpitari-dàlana any Paolo, dia
nitondra azy ho any Atenay izareo: ary

rehefa nahazo teny ho lazainy aminy Sila
sy Timoteo, mba hankanesany aminy faingiana, dia lasa nandeha izareo.
16 Ary raha niandry azy tany Atenay i
Paolo, dia taitra ny fanahiny teo anatiny,
raha nahita ny tanàna feno sampy izy.
17 Ary Izy niadi-teny teo amy ny sonagôgy tamy ny olon-Iodaia, sy ny mpiraivavaka, ambany izay tafahaona taminy teo an-tsena isan' andro.
18 Ary olon-kendry sasany eo amy ny
mpianatra any Epikioro ary ny Sitôiky, nanohitra azy. Ary hoy ny sasany, Inona no tiany io mpitsindrok' io ho lazainy? Ary *hoy* ny sasany, Toa manandratra andriamanibaovao izy, satria Iesio sy ny fananganany ny maty no toriny taminy.
19 Ary izareo naka azy, dia nitondra *azy*
ho any Areopago, ka nanao hoe, Mahazo mahafantatra fa manao ahoana izany fampianaram-baovao izany, izay no torinao, v' izahay?
20 Fa hianao mampandre ny sofinay zavatra hafahafa, izay tsy fantatray: ary tianay hahalala izay hevitry izany zavatr' izany.
21 (Fa ny olon-Atenay rehetra, ambany
ny vahiny izay nitoetra teo, tsy nandany ny androny tamy ny zavatra hafa, afa tsy hilaza na hihaino izay zava-baovao.)
22 Ary Paolo nitsangana teo afovoany
Areopago, ka hoy izy, Ry lehilahi-Atenay, hitako amy ny zava-drehetra *ataonareo*, fa mazoto mivavaka amy ny andriamanitrareo indrindra hianareo.
23 Fa raha nandeha aho, ka nizaha
izay fivavahanareo, dia nahita fivoadiana anankiray manany izany soratr' izany hoe, HO ANDRIAMANITRA TSY FANTATRA. Koa Izay ivavahanareo kanefa tsy fantatrareo, no toriko aminareo.
24 Andriamanitra Izay nanao izao tontolo
izao, sy ny eo aminy rehetra, Izy no Tompony ny lanitra sy ny tany, ka tsy mitoetra eo anatiny ny tempoly nataon-tànan' olona:
25 Ary Izy tsy mba tompoiny ny tànan'
olona toa mila zavatra, f' Izy hiany no manome any izao rehetr' izao aina, sy fofon' aina, ary ny zava-drehetra;
26 Ary ny ra iray hiany no nanavany ny
firenen' olona rehetra honina eo ambony ny tany rehetra, ary ny fotoan'andro sy ny faritry ny fonenany no nameperany rahateo;
27 Mba hitady ny Tompo, raha tàhiny
hahatsapa Azy ka hahita *Azy* izareo, kanefa tsy mba manalavitra antsikia rehetra Izy:
28 F' Izy no ivelomantsikia, sy ihietsehantsikia, ary iainantsikia; araky ny nataony ny mpanao-tonon-kira sasany eo aminareo hoe, Fa zanany kosa isikia.
29 Ary raha zanak' Andriamanitra isikia,
tsy mety raha hataontsikia ny fomban' Andriamanitra manahaka volamena, na volafotsy, na vato, no soritany ny fahaizana aman-tsain' olombelona.
30 Ary Andriamanitra nami-maso ny
androny ny tsi-fahalalana: f' Izy ankehitriny mandidy ny olona rehetra eo aminy izao tontolo izao hibebaka:
31 F' Izy efa nanendry andro, izay hanavany ny lehilahy izay no tendreny hitsara izao tontolo izao amy ny fahamarinana, dia nampino ny olon-drehetra *izany* Izy, satria nanangana Azy tamy ny maty Izy.
32 Ary raha nandre ny fananganany ny
maty izareo, dia nihiomehy ny sasany; ary ny sasany nanao hoe, Izahay hihaino anao indray aminy izany zavatr' izany.
33 Ary Paolo dia niala teo aminy.
34 Anefa ny olona sasany niray taminy,
ka nino: mba namany izany Dionisio olon-Areopago, sy vehivavy atao hoe i Damary, ary ny sasany koa.

## TOKO XVIII.

Ary rehefa afak' izany, dia niala tany Atenay i Paolo, ka nankany Korinto;
2 Ary izy nahita lehilahi-Iodaia anankiray, izay atao hoe, i Akila, izay teraka tany Ponto, vao avy tany Italy, ambany Pirisikila vadiny; (f' i Kilaodio efa nandidy hampiala ny olon-Iodaia rehetra any Rôma:) dia nankeo aminy izy.
3 Ary satria nirai-asa taminy izy, dia nitoetra teo aminy, dia niasa izy: fa manaolay no asany.
4 F' Izy niadi-teny isan-tsabata teo amy
ny sonagôgy, ka nampaneky ny olon-Iodaia sy Girikia.
5 Ary rehefa tonga i Sila sy Timoteo
avy tany Makedonia, voa tery am-panahy Paolo, ka nanambara tamy ny olon-Iodaia f' Iesio no i Kiraisity.
6 Ary nony nanohitra sy nanompa izareo,
dia nanopakopa-damba izy, ka nanao taminy hoe, Aoka ho eo an-dohanareo ny

ranareo; madio aho: ary ankehitriny dia
hankany amy ny Eteny aho.
7 Ary raha niala teo izy, dia niditra teo
an-tranon-dehilahy atao hoe, Iosito, izay ni-
vavaka tamin' Andriamanitra, dia nifana-
keky tamy ny sonagôgy ny tranony.
8 Ary Kirisipo ny mpanapaky ny sona-
gôgy dia nino ny Tompo, ambany izay rehe-
tra eo an-tranony; ary maro amy ny olon-
Korinto, raha nandre, dia nino, ka natao-
batisa izareo.
9 Ary ny Tompo nanao taminy Paolo,
tamy ny fahitana nony alina, hoe, Aza ma-
tahotra, fa mitenena, ka aza mangina;
10 F' Izaho momba anao, ary tsy misy
olona hitana anao handratra anao: f' Izaho
manana olo-maro eo aminy itoy tanàn' itoy.
11 Ary izy nitoetra teo herintaona sy
enim-bolana, mampianatra azy ny tenin'
Andriamanitra.
12 Fa raha mpanapaka any Akaia i Ga-
liôna, dia nirai-tetikia hisambotra any
Paolo ny olon-Iodaia, dia nitondra azy ho
any amy ny fitsarana,
13 Ka nanao hoe, Ilehio mampaneky ny
olona hivavaka amin' Andriamanitra, fa tsy
araky ny lalàna.
14 Ary rehefa hiloa-bava i Paolo, dia hoy
Galiôna tamy ny olon-Iodaia, Hianareo, ry
olon-Iodaia, raha nisy heloka, na zava-
dratsy natao, dia marina raha mandefitra
aminareo aho:
15 Fa raha adin-teny, aman' anarana, sy
ny lalànareo, izahaonareo *izany*; f' izaho
tsy tehitsara izany raharaha izany.
16 Ary izy nandroaky ireny olon' ireny
hiala amy ny fitsarana.
17 Ary ny olon-Girikia rehetra nisambo-
tra any Sôsiteny, ny mpanapaky ny sona-
gôgy, ka no kapohiny teo tandrifiny ny
fitsarana. F' i Galiôna tsy nitandriny izany
zavatr' izany.
18 Ary Paolo rehefa nitoetra teo andro
maro, dia nanao veloma tamy ny rahalahy,
ka nandeha an-tsambo hankany Soria, ary
Pirisikila sy Akila nomba azy; ny lohany
no haratany tany Kenkerea: satria efa ni-
voady izy.
19 Ary izy nankany Efeso: dia nandao
azy mivady teo; f' izy hiany niditra teo
amy ny sonagôgy, ka niadi-teny tamy ny
olon-Iodaia.
20 Ary izareo niangavy taminy hitoetra
eo aminy elaela kokoa, fa tsy nety izy;
21 F' izy nanao veloma taminy, ka nanao
hoe, Izaho tsy maitsy mitandrin' indrindra
izao fandroana avy izao any Ieriosalema: f'
izaho hiverina hankaty aminareo indray,
raha sitra-pon' Andriamanitra. Ary izy
nandeha an-tsambo hiala any Efeso.
22 Ary rehefa niantsona tany Kaisareia,
dia niakatra, ka niarahaba ny fiangonana,
dia nidina ho any Antiokeia izy.
23 Ary rehefa nitoetra teo andro sasany,
dia lasa nandeha izy, dia nitety ny tany
Galatia sy Firigia tamy ny alehany, ka
nampahery ny mpianatra rehetra.
24 Ary olon-Iodaia anankiray izay atao
hoe, i Apolô, tonga tany Efeso, izay
teraka tany Alekisandria, lehilahy mahay
mandaha-teny, *ary* mahery eo amy ny So-
ratra *Masina*.
25 Io lehilahy io efa nahay ny làlany ny
Tompo; ary nazoto-fanahy, dia niteny izy,
ka nampianatra marimarina ny any ny
Tompo, kandrefa ny batisany Iôana hiany
no fantany.
26 Ary izy vao niteny marimarina teo
amy ny sonagôgy: fa rehefa nandre azy
Akila, sy Pirisikila, dia nalainy hankeo
aminy, dia nampianatra azy hahalala ny
làlan' Andriamanitra tsaratsara kokoa izy
mivady.
27 Ary rehefa tiany hankany Akaia, dia
nanora-taratasy ny rahalahy, ka nananatry
ny mpianatra handray azy: ary rehefa
tonga izy, dia nampahatanjaka tsara izay
efa nino noho ny fahasoavana:
28 F' izy nahery nandentiky ny olon-Io-
daia teo imasony ny olona: ka naneho ma-
rimarina tamy ny Soratra *Masina* f' Iesio
no i Kiraisity.

## TOKO XIX.

Ary raha tany Korinto i Apolô, dia ni-
tety ny fari-tany ambony Paolo, ka tonga
tany Efeso: dia nahita mpianatra sasany
teo izy;
2 Ka nanao taminy hoe, Efa raisinareo
va ny Fanahy Masina, fony vao nino hia-
nareo? Ary izareo nanao taminy hoe, Tsy
mbola renay na dia misy Fanahy Masina.
3 Ary hoy izy taminy, Batisan' iza no
nanavana anareo? dia hoy izareo, Batisany
Iôana.
4 Ary hoy Paolo, Iôana tokoa nanao ny
batisany ny fibebahana, ka nilaza tamy ny

olona, hino Izay ho avy manaraka azy,
izany hoe i Kiraisity Iesio.
5 Ary raha nandre izareo, dia natao-batisa tamy ny anarany Iesio Tompo.
6 Ary rehefa nametra-tànana taminy ireny
Paolo, dia latsaka ny Fanahy Masina taminy ireny; ary izareo niteny tamy ny
teny maro samihafa, ka naminany.
7 Ary tokony ho roa amby ny folo lahy
izy rehetra.
8 Ary izy niditra teo amy ny sonagôgy,
ka sahy niteny marimarina, dia niadi-teny
telo volana, ka nampaneky ny amy ny fanjakan' Andriamanitra.
9 Fa raha nihiasarotra *ny fony* ny sasany,
ka tsy nino ireo, fa niteny ratsy izany làlan'
izany teo imasony ny olona maro, dia nandao azy izy, ka nanokany ny mpianatra,
hiadi-teny isan' andro eo amy ny sikioliny
ny anankiray izay atao hoe, i Torano.
10 Ary naharitra nanao izany roa taonangarangidina izy; ka dia nandre ny teniny
Iesio Tompo izay rehetra nonina tany Asia,
na olon-Iodaia, na olon-Girikia.
11 Ary ny tànany Paolo no nampanavan'
Andriamanitra fahagagana maro malaza:
12 Ka dia nalainy tamy ny tenany na mosoary, na salaka aza, hasiany amy ny marary, dia afaka ny aretiny, ka nivoaka ny
fanahy ratsy.
13 Ary olon-Iodaia sasany, mpiriorio mamoaka fanahy ratsy, namofo hampianiany
izay voim-panahy ratsy, amy ny anarany
Iesio Tompo, ka nanao hoe, Izahay mampianiana anareo aminy Iesio Izay no toriny
Paolo.
14 Ary nisy fito lahy zanaky Sikieva,
olon-Iodaia, mpisorona be, izay nanao izany.
15 Ary ny fanahy ratsy namaly, ka nanao hoe, Mahalala any Iesio aho, ary Paolo
fantatro; f' iza moa hianareo?
16 Ary ny lehilahy izay voim-panahy
ratsy dia niantsambotra taminy ireo fito lahy
ireo, dia nanao an-kery taminy, ka nandresy azy, ka dia nandositra hiala aminy
izany trano izany, mitanjaka, ary voa ratra,
izareo.
17 Dia fantatry ny olon-Iodaia sy Girikia rehetra izay nonina tany Efeso izany;
dia nilatsaka ny tahotra tamy ny olondrehetra, ka nankalaza ny anarany Iesio
Tompo izareo.
18 Ary maro izay nino nankeo, dia naneky, ka nilaza ny asany.
19 Ary mpanao-odi-mahery maro namory ny bokiny, ka no dorany teo imasony
ny olon-drehetra: ary raha voa isa ny fividiny, dia hita, fa vola dimy alina izany.
20 Nalaky nitombo toy izany, ka nahery
ny tenin' Andriamanitra.
21 Ary rehefa vita izany zavatr' izany,
dia nikiasa tam-po i Paolo, rehefa nandeha
namaky any Makedonia sy Akaia hankany Ieriosalema, ka nanao hoe, Rehefa
tonga tany, tsy maitsy hahita any Rôma
koa aho.
22 Ary roa lahy eo aminy izay nanompo
azy no nirahiny, i Timoteo sy Erasito, hankany Makedonia; f' izy hiany nitoetra
tany Asia andro sasany.
23 Ary tsy kely ny fampitairana taminy
izany andro izany noho izany fampianaran'
izany.
24 Fa lehilahy anankiray atao hoe, i Dimitrio, mpanefi-volafotsy, izay nanao sarim-bolafotsiny ny tempoliny Diana, dia
nampahazo ny mpiasa-sary harena be;
25 Ireny nantsoiny hiangona ambany ny
mpiasa toy izany, ary hoy izy, Tompoko,
fantatrareo, f' io asa io no hahazoantsikia
harena.
26 Ary sady hita no renareo, f' io Paolo
io efa nampaneky, ka nampania ny olona
maro, tsy taty Efeso hiany, fa saiky tany
Asia rehetra, manao hoe, Tsy andriamanitra, izay zavatra nataon-tànan' olona.
27 Ka dia tsy io asantsikia io hiany
no ahina ho foana; fa ny tempoliny Diana
andriamani-bavy lehibe no hatao ho zavapoana, ka ho afa-boninahitra izay ivavahany ny Asia rehetra, ambany izao tontolo
izao.
28 Ary rehefa nandre izareo, dia tezitr'
indrindra, dia niantso, ka nanao hoe, Lehibe
i Diana, *sampiny* ny olon-Efeso.
29 Ary nihiorikiorik' indrindra ny tanàndrehetra: ary rehefa nisambotra any Gaio
sy Arisitariko lehilahi-Makedonia mpiraidia aminy Paolo, dia niara-nisesikia ho antrano-filalaovana izareo.
30 Ary rehefa tehiditra ho any amy ny
olona i Paolo, dia tsy mba navelany ny
mpianatra izy.
31 Ary ny loholona sasany any Asia,
izay sakaizany, nampitondra-teny hiangavy
aminy, mba tsy ho sahy hiditra any an-trano-filalaovana.
32 Ary ny sasany niantso zavatr' iray,

ary ny sasany zavatra hafa: fa nihiorikio-
rikia ny fivoriany ny olona; ary ny anka-
maroany tsy nahalala izay niangonany
teo.
33 Ary izareo naka any Alekisandro
tamy ny olona maro, dia nanesikia azy han-
droso ny olon-Iodaia. Ary Alekisandro
nanofa-tànana, k' efa tahandahatra amy ny
olona izy.
34 Fa rehefa nahalala fa olon-Iodaia izy,
dia niara-niantso izy rehetra tokony ho ora
roa hoe, Lehibe i Diana, *sampiny* ny olon-
Efeso.
35 Ary ny mpitadidy, dia nampanginy
ny olona, ka nanao hoe, Ry lehilahi-Efeso,
iza no olona tsy mahalala, fa ny tanànany
ny olon-Efeso mivavaka aminy Diana, an-
driamani-bavy lehibe, sy ny sarin-javatra
izay latsaka avy taminy Iopitera?
36 Ary sangy tsy azo ho toherin' izany,
tokony hangina hianareo, ka tsy hanao na
inona na inona maintavo hianareo.
37 Fa hianareo nitondra ireo lehilahy ireo
taty, izay tsy mangala-javatra amy ny tem-
poly, na miteny ratsy an' andriamani-bavi-
nareo.
38 Ary raha manan-teny hiady amin'
olona i Dimitrio, ambany ny mpiasa izay
momba azy, eo hiany ny lalàna, ary eo
koa ny mpitsara; aoka samy hifandahatra
izareo.
39 Fa raha manadiny ny amy ny zavatra
hafa hianareo, dia ho tsaraina eo amy ny
fikiabarian' andriana izany.
40 Fa matahotra hahazo teny isikia noho
ny fitabatabana andro any, satria tsy hita
izay hilazantsikia izao fampitairan' izao.
41 Ary rehefa nilaza izany, dia nampirava
ny fivoriany ny olona izy.

## TOKO XX.

Ary rehefa nitsahatra ny fitabatabana, dia
nantsoiny Paolo ny mpianatra hankeo ami-
ny, dia nisakambina *azy* izy, dia lasa han-
kany Makedonia.
2 Ary rehefa nitety izany tany izany, sy
nananatry ny olona tamy ny teny maro izy,
dia tonga tany Girikia izy,
3 Ka nitoetra telo volana teo. Ary nony
nanotrikia azy ny olon-Iodaia, rehefa han-
deha an-tsambo hankany Soria izy, dia
nikiasa hiverina hamaky any Makedonia
izy.
4 Dia nomba azy hatrany Asia i Sopatro
any Beria; ary Arisitariko sy Sekiondo
amy ny olon-TSaloniky; ary Gaio any
Deriby, ary Timoteo; ary Tikiko, sy Tro-
fimo, any Asia.
5 Ireo nialoha, ka niandry anay tany
Trôa.
6 Ary izahay nandeha an-tsambo niala
tany Filipy, rehefa tapitra ny androny ny
mofo tsy masirasira, dia nankany aminy ho
any Trôa izahay nony hadimiana; ary any
no nitoeranay hafitoana.
7 Ary ny olona teo nitoriany Paolo teny,
tamy ny andro voalohany amy ny herinan-
dro, rehefa niangona ny mpianatra hamaky
mofo, fa nikiasa handeha ramaraina izy;
dia naharitra nitory teny mandra-pahama-
ton' alina izy.
8 Ary nisy jiro maro teo an-trano ambo-
ny, izay niangonany ny olona.
9 Ary nisy zatovo anankiray atao hoe, i
Eotiko, nipetraka teo am-baravaran-kely,
ka sondrian-tory; ary raha nitory teny ela i
Paolo, dia niraikia natory izy, ka nianjera
tamy ny tany, hatramy ny trano fahatelo
mifanongoa, ary efa maty izy raha nare-
nina.
10 Ary Paolo nidina, dia nanindry azy,
sy nisakambina *azy*, ka hoy izy, Aza mi-
hiorikorikia hianareo; fa mbola misy aina
hiany izy.
11 Ary Paolo niakatra, dia namaky
mofo, dia nihinana, dia niresaka ela am-
bara-pahamaraina ny andro, dia lasa nan-
deha izy.
12 Ary nitondra ny zatovo velona izareo,
ka faly dia faly.
13 Ary izahay nialoha ho any an-tsambo,
dia nandeha an-tsambo hatrany Asiso, mi-
kiasa hampiditra any Paolo eo: f' efa
nanendry izany izy, fa nanao handeha an-
tongotra izy.
14 Ary rehefa nihaona taminay tany
Asiso izy, dia nampidirinay izy, dia lasa
nankany Mitiliny izahay.
15 Ary rehefa niala teo, dia tonga tamy
ny andro ampitso teo tandrifiny Kio iza-
hay; ary ampitso indray dia nankany Samo
izahay; ary rehefa nitoetra tany Trôgilio,
dia tonga tany Milito tamy ny andro ma-
naraka izahay.
16 F' i Paolo efa nikiasa handeha an-
tsambo handalo any Efeso, mba tsy hitoe-
rany ela any Asia: fa maikia izy, raha

zakany, ho tonga any Ieriosalema ho amy
ny androny ny Pentikosity.
17 Ary raha tany Milito, dia naniraka
hankany Efeso izy, ka niantso ny loholony
ny fiangonana hankeo aminy.
18 Ary nony tonga teo aminy izareo, dia
hoy izy taminy, Fantatrareo, hatramy ny
andro voalohany nahatongavako tany Asia,
fa nanao ahoana ny fitondrako-tena tami-
nareo taminy izany andro rehetr' izany,
19 Dia fietrem-panahy rehetra, aman-dra-
nomaso be, sy fakam-panahy izay nanjo
ahy tamy ny fanotrehany ny olon-Iodaia,
no nanompoako ny Tompo:
20 Ka tsy mba narovako izay mahasoa,
fa natoroko anareo, ka nampianariko anareo,
teo imason'olona, ary teo an' isan-trano;
21 Ka nambarako tamy ny olon-Iodaia,
sy Girikia koa, fibebahana amin' Andria-
manitra sy finoana any Iesio Kiraisity Tom-
pontsikia.
22 Ary ankehitriny, indro, voa tery am-
panahy hankany Ieriosalema aho, anefa tsy
fantatro izay hanjo ahy any;
23 Afa tsy izay ambarany ny Fanahy
Masina eo an-tanàn-drehetra, manao hoe,
fa misy famatorana, sy fahoriana hanjo
ahy.
24 Nefa tsy misy ahiko, ka tsy ataoko
ny aiko ho zavatra, raha mahavita ny ale-
hako amy ny hafaliana, sy ny fanompoana
izay no raisiko taminy Iesio Tompo, ha-
nambara ny filazantsarany ny fahasoavan'
Andriamanitra.
25 Ary ankehitriny, indro, fantatro fa tsy
hahita ny tavako intsony hianareo rehetra,
izay nalehako nitory ny fanjakan' Andria-
manitra.
26 Koa manambara aminareo aho andro
any fa madio amy ny rany ny olon-dre-
hetra aho.
27 Fa tsy nanahy aho, hitory aminareo ny
sain-drehetra natolotr'Andriamanitra.
28 Ary tandremo ny tenanareo, sy ny on-
dry rehetra izay nanavany ny Fanahy Ma-
sina anareo ho mpitandrina, hamahananareo
ny fiangonan'Andriamanitra izay nividiany
ny rany.
29 Fa fantatro izany, fa rehefa lasa aho,
dia hiditra eo aminareo amboadia mampa-
hory, tsy miantra ny ondry.
30 Dia eo aminareo hiany no hiposahan'
olona mitory ny teny tsi-marina, hitaona ny
mpianatra hanaraka azy.
31 Ary miambena, ka tsarovy fa telo
taona mipaka aho tsy nitsaha-nananatra
anareo rehetra, andro aman'alina, amy ny
ranomaso.
32 Ary ankehitriny, ry rahalahy, izaho
manolotra anareo ho tahin' Andriamanitra,
sy ny teniny ny fahasoavany, Izay maham-
pitombo *anareo*, ka mahay manome anareo
lova eo aminy izay rehetra no hasinina.
33 Izaho tsy mba naniry volafotsy, na
volamena, na lamban'olona.
34 Fa fantatrareo hiany, f' ireo tànan' ireo
no niasa mba hahazoako ambany ny
nomba ahy izay nilainay.
35 Efa nasehoko anareo tamy ny zava-
drehetra, fa tokony hiasa toy izany, mba
hiantra ny mahantra, ka hahatsiaro ny teni-
ny Iesio Tompo, izay nataony hoe, Aleo
manome toy izay mandray.
36 Ary rehefa niteny izany, dia nandoha-
likia teo izy, ka niara-nivavaka izy rehetra.
37 Dia nitomany mafy izy rehetra, dia
namihiny ny tendany Paolo, ka nanoroka
azy izareo;
38 Dia nalahelo indrindra izareo noho
ny teny izay nataony hoe, Fa tsy hahita
ny tavany intsony izareo. Dia nanatitra
azy ho any an-tsambo izareo.

## TOKO XXI.

Ary rehefa nisaraka taminy ireo izahay,
dia nandeha an-tsambo, ka nanao hitsin-
dàlana hankany Kô, ka *tonga* tany Rodo
tamy ny andro manaraka, dia niala teo
hankany Patara izahay:
2 Ary rehefa nahita sambo mankany Foi-
niky, dia nandeha an-tsambo teo izahay, ka
lasa nandeha.
3 Ary rehefa nahatsinjo any Kopiro, dia
nandalo izany tamy ny ankavia, ka nan-
kany Soria, dia niantsona tany Toro iza-
hay: f' efa teo no tateriny ny entany ny
sambo.
4 Ary nony nahita ny mpianatra, dia ni-
totoetra teo hafitoana izahay; voa tsindry
ny Fanahy izareo, hilaza aminy Paolo mba
tsy hiakatra ho any Ieriosalema.
5 Ary rehefa tapitr' izany andro izany,
dia niala, ka lasa nandeha izahay; ary izy
rehetra ambany ny vadiny aman-janany
nanatitra anay ambara-pivoaka any an-ta-
nàna: ary izahay nandohalikia teo amoron-
dranomasina, ka nivavaka.

6 Ary rehefa nifanao veloma izahay, dia
niditra ho any an-tsambo izahay; fa niveri-
nody izareo.
7 Ary rehefa tapitra ny fandehananay an-
tsambo hatrany Toro, dia tonga tany Pito-
lemay, dia niarahaba ny rahalahy, ka nitoe-
tra teo aminy indrai-andro izahay.
8 Ary nony ampitso, dia lasa niala iza-
hay, izay nomba any Paolo, ka tonga tany
Kaisareia; ary izahay niditra tany an-tra-
nony Filipo mpitori-teny, izay anankiray
aminy izy fito lahy, dia nitoetra teo aminy
izahay.
9 Ary izany lehilahy izany nanan' anaka
mpitovo-vavy efatra, izay naminany.
10 Ary raha nitoetra teo andro maro iza-
hay, dia nidina mpaminany anankiray,
atao hoe, i Agabo, izay avy tany Iodaia.
11 Ary rehefa tonga teo aminay izy, dia
naka ny fisikinany Paolo, dia namatotry
ny tànany aman-tongony, ka nanao hoe,
Izany no lazainy ny Fanahy Masina, Izany
no hamatorany ny olon-Iodaia any Ieriosa-
lema, ny lehilahy, tompony io fisikinan' io,
ka hatolony an-tànany ny Eteny izy.
12 Ary raha vao nandre izany, dia nan-
gataka taminy izahay sy izay nonina teo,
mba tsy handeha hiakatra ho any Ierio-
salema.
13 Ary Paolo namaly hoe, Nahoana hia-
nareo no mitomany, ka mampandevilevy ny
foko? fa mety aho, tsy hafatotra hiany, fa
dia maty koa aza eo any Ieriosalema, noho
ny anarany Iesio Tompo.
14 Ary nony tsy naneky izy, dia nitsaha-
tra izahay, ka nanao hoe, Aoky ny sitra-
pony ny Tompo no hatao.
15 Ary rehefa afak' izany andro izany,
dia nifehy entana izahay, ka niakatra ho
any Ieriosalema.
16 Dia nomba anay koa mpianatra sasany
avy tany Kaisareia, ka nitondra ny ananki-
ray atao hoe, i Menasôna, avy tany Kopiro
mpianatr' ela, eo aminy izay nikiasanay
hitoetra.
17 Ary nony tonga tany Ieriosalema iza-
hay, dia nampandroso anay tamy ny fifa-
liana ny rahalahy.
18 Ary tamy ny andro manaraka, dia
niara-niditra izahay sy Paolo, ho any ami-
ny Iakôbo; ary efa omby eo ny loholon-
drehetra.
19 Ary rehefa niarahaba azy izy, dia ni-
laza ny zava-drehetra tsirairay izay nam-
panavan' Andriamanitra azy teo amy ny
Eteny.
20 Ary rehefa nandre izareo, dia nanka-
laza ny Tompo, ka hoy izareo taminy
*Paolo*, Hitanao, rahalahy, fa firy alina
amy ny olon-Iodaia no mino; ary samy
mazoto amy ny lalàna izy rehetra:
21 Ary efa nandre anao izareo, fa hianao
mampianatry ny olon-Iodaia rehetra izay
*mitoetra* eo amy ny Eteny hahafoy any
Môse, ka manao hoe, fa tsy mety raha ma-
mora zaza izareo, na manaraky ny fanaon-
drazana.
22 Atao ahoana aminy izany? tsy maitsy
miangona marin-tokoa ny olona maro; fa
handre izareo fa tonga hianao.
23 Ary atavy izay no lazainay aminao;
Misy efa-dahy aty izay manam-boady he-
faina;
24 Alao ireo, ka diovy ireo ambany ny
tenanao, ary mandoava ny harena ho laniny
mba hanaratany ny lohany: mba ho fanta-
try ny olon-drehetra, fa tsinontsinona izay
zavatra nandrenesany anao; ary fa hianao
mandeha mahitsy, mitandriny ny lalàna.
25 Fa ny amy ny Eteny mino, efa nam-
pitondrainay teny, ka nasainay mba tsy ho
tandremany izany zavatr' izany, afa tsy ny
hiaro-tena amy ny zavatra aterina ho any
ny sampy, ary amy ny ra, aman-javatra
kendaina, sy ny filan-dratsy.
26 Dia nalainy Paolo ireo lehilahy ireo,
dia nahadio-tena ambany izareo izy tamy ny
andro manaraka, ka niditra ho amy ny
tempoly, hanambara izay hahatanterahany
ny andro fahadiovana, sy ny hanaterany ny
fanatitra ho aminy isan-dahy.
27 Ary rehefa ho lany ny hafitoana, raha
nahita azy teo amy ny tempoly ny olon-
Iodaia avy tany Asia, dia nampikiotrany
ny olon-drehetra, dia nisambotra azy,
28 Ka niantso hoe, Ry lehilahi-Isiraely,
vonjeo izahay: io lehilahy io no mampia-
natry ny olon-drehetra eo aminy izao ton-
tolo izao hanohitry ny olona, sy ny lalàna,
ambany io fitoeran' io: ary izy nampiditry
ny olon-Girikia ho amy ny tempoly koa,
ka nandoto io fitoerana masin' io.
29 (F' efa hitany rahateo fa nomba azy
tany an-tanàna, i Trofimo, olon-Efeso, k'
izy nataony nampidiriny Paolo teo amy
ny tempoly.)
30 Dia nihiorikiorikia ny tanàn-drehetra,
dia nihiazakazaka ny olona mivory: ary

Paolo no samboriny, ka no sarihiny hivoaka amy ny tempoly; ary ny varavarana narindrina taminizay.
31 Ary raha nitady hamono azy izareo, dia nambaran' olona tamy ny mpifehi-arivo amy ny miaramila mitoko, fa nikiotrana Ieriosalema rehetra:
32 Dia naka miaramila faingiana izy, sy ambonin-jato sasany: dia nihiazakazaka hankeo aminy: ary raha nahita ny mpifehi-arivo ambany ny miaramila, dia nitsaha-nikiapoka any Paolo izareo.
33 Ary ny mpifehi-arivo nanakeky, dia nisambotra azy, dia nasainy hafatotry ny gadra roa, ka nanontany hoe izy, Iza moa no izy, k' inona no nataony?
34 Ary ny sasany eo amy ny olona maro niantso zavatr' iray, ary ny sasany zavatra hafa: ary rehefa tsy azo fantariny ny marina noho ny fikiotranana, dia nasainy ho entina ho any an-trano-fiarovana izy.
35 Ary rehefa tonga teo ambony ny ambaratonga izy, dia nilanja azy ny miaramila noho ny fifanosehany ny olona:
36 Fa ny ankamaroany ny olona nanaraka, ka nanao hoe, Vonoy izy.
37 Ary rehefa ho entina ho any an-trano-fiarovana i Paolo, dia hoy izy tamy ny mpifehi-arivo, Mahazo miteny aminao v' aho? Dia hoy izy kosa, Mahay ny teny Girikia va hianao?
38 Tsy hianao moa ilehy olon-Ejipity, izay nampikiomy ny olona tamy ny andro fahiny, ka nitariky ny olon' efatra arivo hankany an-efitra, izay nitondra lefom-pohy hamono olona?
39 Fa hoy Paolo, Izaho olon-Iodaia avy tany Tariso any Kilikia, tompontany amy ny tanàna tsi-kely laza: ary, masìna hianao, aoka aho hiteny amy ny olona.
40 Ary rehefa navelany, dia nitsangana i Paolo tambony ny ambaratonga, dia nanofa-tànana tamy ny olona izy. Ary rehefa nangina tsara, dia nanao teny Hebirio, ka hoy izy,

## TOKO XXII.

Raiolona, zoky aman-dray, henoy ny teny halahatro hanalako-tsiny aminareo ankehitriny.
2 (Ary rehefa nandre izareo fa teny Hebirio no nitenenany taminy, dia mainkia nangina izareo, ka hoy izy,)
3 Izaho lehilahy olon-Iodaia tokoa, teraka tany Tariso any Kilikia, f' izany tanàn' izany no nahabe ahy teo anilany ny tongotry Gamaliela, dia nampianariny ny fandinihany ny lalàny ny razana aho, dia nazoto tamin' Andriamanitra aho, tahaka anareo rehetra anio.
4 Izaho nanenjiky ny mirai-saina aminy izany fampianaran' izany hatramy ny mahafaty, dia namatotra, ka nampitondra na lahy na vavy ho any an-trano-maizina:
5 Ary ny mpisorona be ambany ny loholon-drehetra no vavolombeloko; izay nahazoako taratasy koa hankany amy ny rahalahy, dia nankany Damaseko aho, mba hitondra izay hita teo, nifatotra ho any Ieriosalema, mba hampijalina.
6 Ary raha nandeha aho, ka nanakeky any Damaseko, taminy lehy antoandro iny, dia nanelatrelatra tampoka nanodidina ahy ny mazava lehibe avy tany an-danitra:
7 Dia lavo tamy ny tany aho, ka nandre feo milaza amiko hoe, I Saolo, i Saolo, nahoana no manenjikia Ahy hianao?
8 Ary izaho namaly hoe, Iza moa hianao, Tompoko? Ary hoy izy tamiko, Izaho no Iesio any Nazareta, Izay no enjehinao.
9 Ary izay nomba ahy dia nahita tokoa ny mazava, ka natahotra izareo: fa tsy mba nandre ny feony izay niteny tamiko izareo.
10 Ary hoy izaho, Inona no hataoko, Tompoko? Ary hoy ny Tompo tamiko, Mitsangàna, ka mandehana any Damaseko; ary any no hilazana aminao izay rehetra nanendrena anao hatao.
11 Ary raha tsy nahajery aho noho ny famirapiratany izany mazava izany, fitarihany ny tànany ny nomba ahy no nahatonga ahy tany Damaseko.
12 Ary lehilahy anankiray *atao hoe* i Anania, mpivavaka manaraky ny làlana, manan-daza eo amy ny olon-Iodaia rehetra izay nonina teo izy,
13 Dia nanatona ahy, dia nijanona, ka nanao tamiko hoe, Ry Saolo, rahalahy, mahirata hianao. Dia nahiratra, ka nahita azy miarakaminizay aho.
14 Ary hoy izy, Andriamanitry ny razantsikia efa nifidy anao hahafantatry ny sitra-pony, sy hahita ny Iray Marina, ary hihaino ny teny avoaky ny vavany;
15 Fa ho vavolombelony amy ny olon-drehetra hianao, hilaza izay efa hitanao, ambany izay efa renao.

16 Ary ankehitriny, nahoana hianao no
mitaredretra? mitsangàna, ary aoka hatao-
batisa hianao, ka ho sasana ny fahotanao,
raha miantso ny anarany ny Tompo hia-
nao.
17 Ary rehefa tonga tany Ieriosalema in-
dray aho, raha nivavaka teo amy ny tem-
poly, dia azon-tsindrimandry aho;
18 Ka nahita Azy milaza amiko hoe,
Maladia hianao, ka mivoaha faingiana any
Ieriosalema; fa tsy handray ny fanambara-
nao Ahy izareo.
19 Ary hoy izaho, Tompoko, izareo ma-
halala f' izaho namatotra sy nikiapoka
teo amy ny sonagôgy rehetra izay mino
Anao:
20 Ary raha nalatsaka ny rany Sitefano
maritirinao, dia nijanona teo koa aho, dia
naneky hamono azy, ka nitana ny akanjony
izay namono azy.
21 Ary hoy Izy tamiko, Mandehana:
f' izaho haniraka anao handeha eny lavitr'
eny ho any amy ny Eteny.
22 Ary izareo nihaino azy hatraminy
izany teny izany, dia nanandratry ny feony
izareo, ka nanao hoe, Esory amy ny tany
lehio; fa tsy tokony ho velona izy io.
23 Ary raha niantso sy nanary ny akan-
jony, ka nanipy vovoka ho amy ny rivotra
izareo,
24 Dia nandidy ny mpifehi-arivo mba ho
entina ho any an-trano-fiarovana izy, dia
nasainy hanontany azy amy ny kapoka;
mba hahafantarany fa nahoana no niantso
izareo, hanohitra azy toy izany.
25 Ary raha nampamatotra azy tamy
ny kofehi-hoditra izy, dia hoy Paolo tamy
ny ambonin-jato izay nitsangana *teo*, Mety
va raha kapohinareo lehilahy, olon-DRôma,
kanefa tsy mbola no helohina?
26 Ary raha nandre ilehy ambonin-jato,
dia lasa nilaza tamy ny mpifehi-arivo izy,
ka nanao hoe, Tandremo izay efa hataonao:
fa olon-DRôma io lehilahy io.
27 Dia nankeo ny mpifehi-arivo, ka hoy
izy taminy, Lazao amiko, olon-DRôma va
hianao, sa tsia? Ary hoy izy, Eny.
28 Ary ny mpifehi-arivo namaly hoe,
Vola be no nahazoako izany voninahitr'
izany. Ary hoy Paolo kosa, F' efa teraka
*manany izany* aho.
29 Dia nandao azy faingiana izay olona
efa hanontany azy: ary ny mpifehi-arivo
kosa natahotra, rehefa nahalala fa olon-
DRôma izy, ary satria efa nampamatotra
azy izy.
30 Ary nony ampitso, tiany hahafantatra
marina izay niampangany ny olon-Iodaia
azy, dia namaha azy tamy ny gadra izy,
dia nasainy hiangona ny mpisorona be, am-
bany ny Sonedrio rehetra, ary Paolo no
nampidininy, sy nampitoeriny teo anatre-
hany.

## TOKO XXIII.

Ary Paolo dia nandinikia mafy ny Sone-
drio, ka nanao hoe, Raiolona aman-draha-
lahy, izaho nanompo an' Andriamanitra
tamy ny fietreritra tsara rehetra mandrak'
andro any.
2 Ary Anania mpisorona be nandidy izay
nijanona teo anilany, hamely tahamaina ny
vavany.
3 Ary hoy Paolo taminy, Andriamanitra
hamely anao, rafi-bato voa fotsy: fa hianao
va no mipetraka hitsara ahy araky ny lalà-
na, ka nasainao ho kapohina aho, tsy araky
ny lalàna?
4 Ary izay nijanona teo anilany, nanao
hoe, Ho ratsinao va ny mpisorona-ben' An-
driamanitra?
5 Ary hoy Paolo, Tsy fantatro, ry raha-
lahy, fa mpisorona be izy: fa voa soratra
hoe, "Aza miteny ratsy ny mpanapaky ny
olonao."
6 Ary rehefa fantatry Paolo fa Sadiokaio
ny sasany, ary Farisaio ny sasany, dia
niantso teo amy ny Sonedrio izy, Raiolona
aman-drahalahy, izaho Farisaio zanaky Fa-
risaio: ny fanantenana sy ny fananganany
ny maty no itsarana ahy.
7 Ary rehefa nilaza izany izy, dia nifan-
ditra ny Farisaio sy ny Sadiokaio, dia ni-
zara roa toko ny olona maro.
8 Fa ny Sadiokaio manao hoe, Tsy misy
fananganany ny maty, na anjely, na fa-
nahy: fa ny Farisaio maneky izany
hiany.
9 Ary nisy horakoraka be maharenina
teo: ary ny mpanoratra izay nomba ny
Farisaio nitsangana, dia nifanditra, ka na-
nao hoe, Tsy hitanay izay heloky io lehi-
lahy io: fa, raha fanahy, na anjely, no
niteny taminy, aza miady amin' Andriama-
nitra isikia.
10 Ary rehefa nisy fifandirana be, dia
natahotra ny mpifehi-arivo, fandroa ho

sarihiny Paolo, dia nasainy hidina ny miaramila, mba halainy an-kery eo am-povoany, ary mba ho entiny ho any an-trano-fiarovana izy.
11 Ary ny Tompo nijanona teo anilany tamy ny alina manaraka, ka nanao hoe, Matokia, ry Paolo, fa tsy maitsy manambara *Ahy* any Rôma koa hianao, tahaky ny nanambaranao Ahy tany Ieriosalema.
12 Ary rehefa mazava ny andro, dia nirai-tetikia olon-Iodaia sasany, dia niozona tamy ny fianianana, ka nanao hoe fa tsy hihinana na hisotro izareo ambarapahamonoany any Paolo.
13 Ary tsy omby efa-polo izay nirai-tetikia hanao izany.
14 Ary izareo nankany amy ny mpisorona be ambany ny loholona, ka nanao hoe, Izahay efa niozona tamy ny fianianana mafy, fa tsy hanandran-javatra na inona na inona izahay, ambara-pahamonoanay any Paolo.
15 Ary ankehitriny, hianareo ambany ny Sonedrio, lazao amy ny mpifehi-arivo mba hampidina azy hankaty aminareo rahampitso, toa manao hanadina azy marimarina kokoa aminy izay nataony hianareo; ary efa vonona hamono azy izahay, dieny tsy mbola akeky izy.
16 Ary rehefa reny ny zanak' anabaviny Paolo ny fanotrehana, dia lasa nankany an-trano-fiarovana izy, ka nilaza taminy Paolo.
17 Ary Paolo niantso ambonin-jato anankiray hankeo aminy, ka hoy izy, Ento io zatovo io hankany amy ny mpifehi-arivo; fa manan-teny ho lazaina aminy izy.
18 Dia naka azy izy, ka nitondra azy ho any amy ny mpifehi-arivo, dia hoy izy, I Paolo mpifatotra niantso ahy hankeo aminy, ka nangataka tamiko mba hitondra io zatovo io aty aminao, fa manan-teny ho lazaina aminao izy.
19 Ary ny mpifehi-arivo nitantana azy, dia nitokana ho amy ny mangingina, ka nanontany *azy* hoe, Inona no teny izay ananao ho lazaina amiko?
20 Ary hoy izy, Ny olon-Iodaia efa nifaneky hangataka aminao hampidina any Paolo ho any amy ny Sonedrio rahampitso, toa manao hanadina azy marimarina kokoa izareo.
21 Fa aza maneky ireny hianao: fa misy tsy omby efa-polo lahy, manotrikia azy, k' efa niozona tamy ny fianianana izareo, fa tsy hihinana na hisotro ambara-pahamonoany azy: ary efa vonona ankehitriny izareo, ka miandry ny teny avy aty aminao.
22 Ary ny mpifehi-arivo dia nampandeha ilehy zatovo, ka nananatra *azy* hoe, Aza milaza amy ny olona f' efa nilaza izany tamiko hianao.
23 Ary izy niantso ambonin-jato roa lahy hankeo aminy, ka nanao hoe, Amboary miaramila roan-jato lahy, sy mpitaingin-tsoavaly fito-polo, ary mpitondra lefona roan-jato, hankany Kaisareia amy ny ora fahatelo nony alina;
24 Ary amboary biby hampitaingenany any Paolo, hitondrany azy soa aman-tsara ho any aminy Filikisa mpanapaka.
25 Ary izy nanoratra taratasy manaraky izany hoe;
26 I Kilaodio Lisia manao veloma aminy Filikisa, mpanapaka tsara indrindra:
27 Io lehilahy io no samboriny ny olon-Iodaia, k' efa ho vonoiny izy: ary izaho dia nitondra miaramila, ka namonjy azy, rehefa fantatro fa olon-DRôma izy.
28 Ary nony naniry hahalala izay niampangany azy aho, dia nentiko ho eo amy ny Sonedriony izy:
29 Dia hitako fa fanadinana amy ny lalàny no niampangany azy, fa tsy nisy niampangany azy tokony hahafaty, na hahafatotra.
30 Ary rehefa nambarany tamiko fa ny olon-Iodaia efa hanotriky ny lehilahy, dia naniraka faingiana hitondra *azy* any aminao aho, ka nasaiko ny mpiampanga koa hilaza eo anatrehanao izay niampangany azy. Veloma.
31 Dia nalainy ny miaramila i Paolo araky ny nandidiana azy, ka nentiny iny alin' iny ho any Antipatry izy.
32 Ary nony ampitso, rehefa nandao ny mpitaingin-tsoavaly hiaraka aminy, dia niverina ho any an-trano-fiarovana izareo:
33 Rehefa tonga tany Kaisareia izareo, dia nanome any ny mpanapaka ny taratasy, ka nanolotra any Paolo teo anatrehany izareo.
34 Ary rehefa no vakiny ny mpanapaka ny teny, dia nanontany ny firazanany izy: ary rehefa nahalala fa avy tany Kilikia izy,
35 Dia hoy izy, Izaho hihaino anao tsara, rehefa tonga taty ny mpiampanga anao kosa. Dia nasainy harovana eo an-trano-fitsarany Herôda izy.

## TOKO XXIV.

Ary rehefa afaka hadimiana, dia nidina i
Anania mpisorona be sy ny loholona am-
bany Teritolo mpandaha-teny, izay nanam-
bara ny mpanapaka izay niampangany any
Paolo.
2 Ary rehefa nantsoina izy, dia vao niam-
panga *azy* Teritolo, ka nanao hoe, Sangy
hianao no ahazoanay fiadanan-dehibe, ary
ny fitondranao efa manisy soa be aminy
itoy firenen' itoy mandrakariva, sy eny
tontolo eny,
3 Sitrakay, telinay izany, ka tsara-saotra,
ry Filikisa tsara indrindra.
4 Fa mba tsy hanahirana anao ela aho,
trarantitra hianao, mahareta hihaino anay
manao teny fohifohy.
5 F' izahay nahita io lehilahy io mampiko-
my, sy mampiodiny ny olon-Iodaia rehetra
eny tontolo eny, ary izy no mpitari-dàlany
ny mpirai-saina aminy izay any Nazareta.
6 Izy dia nitady handoto ny tempoly:
izy no samborinay, k' efa tianay ho tsaraina
izy araky ny lalànay.
7 Fa tonga i Lisia mpifehi-arivo, dia na-
nao an-kery be, k' izy no nalainy tamy ny
tànanay.
8 Dia nasainy ny mpiampanga azy han-
katy aminao: rehefa nanontany azy hianao,
dia ho fantatrao marina izay rehetra niam-
panganay azy.
9 Ary ny olon-Iodaia kosa naneky, ka
nanao hoe, f' izany hiany no izy.
10 Ary rehefa nanofa-tànana ny mpana-
paka taminy Paolo hiteny, dia hoy ny fa-
maliny, Fantatro fa hianao efa mpitsara ela
aminy itoy firenen' itoy, dia mainkia mi-
faly aho handahatry ny teniko:
11 Satria tokony ho fantatrao fa tsy mba
mihoatra noho ny roa amby ny folo andro,
hatrizay niakarako tany Ieriosalema hiva-
vaka.
12 Ary tsy nisy nahita ahy teo amy ny
tempoly mifanditra amy ny olona, na mam-
piodiny ny olona eo amy ny sonagôgy,
na eo an-tanàna:
13 Ary tsy mahato izay zavatr' izay no
iampangany ahy ankehitriny izareo.
14 F' izany no ekeko aminao, fa araky
ny làlana izay ataony hoe, sain-diso, dia mi-
vavaka amin' Andriamanitry ny razako
aho, ka mino izay rehetra voa soratra eo
amy ny lalàna sy ny mpaminany;
15 Ary manantena amin' Andriamanitra,
izay ekeny izareo hiany, fa hisy fananga-
nany ny maty, na ny marina na ny me-
loka.
16 Ary mahavatry izany mandrakariva
aho, hanana fieritreritra tsy manan-tsiny,
na amin'Andriamanitra, na amy ny olona.
17 Ary rehefa lany ny taona maro, dia
tonga aho, mitondra fiantrana ho any ny
fireneko, ary fanatitra.
18 Ary olon-Iodaia sasany izay avy tany
Asia nahita ahy voa dio teo amy ny tem-
poly, tsy tamy ny olona maro, na tamy ny
fikiotranana.
19 Tokony hiseho eto eo anatrehanao
hiampanga ahy, raha manany izay hiam-
pangany ahy izareo.
20 Sa aoky ireo olon' ireo hiany hilaza
izay ratsy hitany no nataoko, raha nitsan-
gana teo anatrehany ny Sonedrio aho,
21 Afa tsy izany teny iray hiany, no
nataoko hoe, raha nijanona teo afovoany
aho, Ny amy ny fananganany ny maty no
itsaranareo ahy anio.
22 Ary Filikisa rehefa nandre izany, ka
nahalala tsaratsara kokoa ny aminy izany
fampianaran' izany izy, dia nampandeha
azy rehetra, ka nanao hoe, Raha hidina aty
Lisia mpifehi-arivo, dia ho fantatro ny an-
tony ny raharahanareo.
23 Ary izy nandidy ny ambonin-jato
hiambina any Paolo, sy hamela azy hitsan-
gantsangana, ary tsy handrara olona na
iray akory eo amy ny sakaizany avy ha-
nompo sy hamangy azy.
24 Ary rehefa afaka ny andro sasany,
dia tonga i Filikisa ambany Driosila vadiny,
vehivavi-Iodaia, ary izy nampaka any
Paolo, ka nihaino azy mitory ny finoana
any Kiraisity.
25 Ary raha nitory fahamarinana, sy fa-
hononana, ary ny fitsarana ho avy, izy, dia
nangovitra i Filikisa, ka namaly hoe, Man-
dehana ankehitriny; ary raha malalaka ny
raharahako, dia hiantso anao aho.
26 Ary izy nanantena taminy izany fa
homeny Paolo vola izy, handefany azy;
ka dia nampaka azy matetikia, ka niresaka
taminy izy.
27 Ary rehefa afaka roa taona, dia nan-
dimby any Filikisa i Porikio Fisito: ary
Filikisa tahampifaly ny olon-Iodaia, ka
navelany mifatotra i Paolo.

## TOKO XXV.

ARY rehefa tonga i Fisito teo amy ny fira-
zanana, dia niala tany Kaisareia hiakatra
any Ieriosalema, rehefa afaka hateloana, izy.
2 Ary ny mpisorona be ambany ny loho-
lony ny olon-Iodaia nanambara azy izay
niampangany any Paolo, dia niangavy ta-
miny,
3 Ka nangataka mba hombany hanohitra
azy, mba hampanalainy ho any Ieriosa-
lema, fa nikiasa hanotrikia eo amoron-da-
làna izareo, hamonoany azy.
4 F' i Fisito namaly fa nisy niambina any
Paolo tany Kaisareia, k' izy efa hankany
faingiana.
5 Ary aoky izay afaka eo aminareo, hi-
dina homba ahy hankany, hoy izy, ary
aoky ireny hiampanga io lehilahy io, raha
meloka izy.
6 Ary rehefa nitoetra teo aminy izy, mi-
hoatra noho ny hafoloan' andro, dia nidina
hankany Kaisareia izy; ary nony andro
manaraka, dia nipetraka teo ambony ny
fitsarana izy, ka nasainy halaina i Paolo.
7 Ary raha tonga izy, dia nitsangana ma-
nodidina ny olon-Iodaia izay nidina avy
tany Ieriosalema, ka nilaza zavatra maro
be handentikia any Paolo, izay tsy azo
ho toaviny.
8 Dia nandaha-teny izy hoe, Tsy mbola
diso na kely akory aho, na tamy ny lalàny
ny olon-Iodaia, na tamy ny tempoly, na
taminy Kaisara.
9 F' i Fisito tahampifaly ny olon-Iodaia,
dia namaly any Paolo, ka nanao hoe, Te-
hiakatra any Ieriosalema va hianao, mba
ho tsaraina hianao eo anatrehako any aminy
izany zavatr' izany?
10 Ary hoy Paolo, Izaho mitoetra eo
amy ny fitsarany Kaisara, izay tokony
hitsarana ahy: izaho tsy mbola nanao ratsy
tamy ny olon-Iodaia, ary efa fantatrao ma-
rin-tokoa izany.
11 Fa raha meloka, na nanao izay tokony
hahafaty aho, tsy mba mandà maty aho:
fa, raha tsi-marina izay zavatra no iampan-
gany ireo ahy, tsy misy olona mahatolotra
ahy ho amy ny sitra-pony. Izaho manga-
taka handahatra aminy Kaisara.
12 Ary rehefa nila-saina tamy ny Sonedrio
i Fisito, dia namaly hoe, Efa nangataka
handahatra aminy Kaisara va hianao? dia
hankany aminy Kaisara hiany hianao.
13 Ary rehefa afaka ny andro sasany,
dia nankany Kaisareia i Agiripa mpanjaka
sy Beriniky, hiarahaba any Fisito.
14 Ary rehefa nitoetra teo andro maro izy
mivady, dia nambarany Fisito tamy ny
mpanjaka ny raharahany Paolo, ka hoy
izy, Misy lehilahy anankiray ato izay na-
velany Filikisa mifatotra:
15 Izay niampangany ny mpisorona be,
ambany ny loholony ny olon-Iodaia, raha
tany Ieriosalema aho, ka nangataka fitsa-
rana hanameloka azy izareo.
16 Dia namaly azy kosa aho, Fa tsy fa-
naon' olon-DRôma hanolotr' olona, ho vo-
noina, dieny tsy mbola mifanatrikia ny am-
pangaina sy ny mpiampanga, ka mahazo
mandahatra hamaly izay niampangany azy
izy.
17 Ary raha tonga taty izareo, tsy mba
nitaredretra aho, fa nipetraka teo ambony
ny fitsarana tamy ny andro manaraka, ka
nasaiko halaina ny lehilahy.
18 Rehefa nitsangana ireo mpiampanga
ireo, tsy mba niampangany azy izay zava-
tra no heveriko tsy akory;
19 F' izareo nanan-teny sasany hiam-
panga azy ny amy ny fivavahany sy ny
aminy lehy Iesio izay efa maty, izay nitom-
poany Paolo teny, fa velona izy.
20 Ary satria niroahana aho noho izany
teny anontanian' izany, dia nanontany na
tiany hankany Ieriosalema, ka any no hitsa-
rana azy aminy izany zavatr' izany, na
tsia.
21 Ary rehefa nangataka handahatra eo
amy ny fitsarany Aogiosito i Paolo, dia na-
saiko harovana mandra-pampandehanako
azy ho any aminy Kaisara.
22 Ary hoy Agiripa taminy Fisito, Tiako
kosa handre io lehilahy io. Ary hoy izy,
Rahampitso dia handre azy hianao.
23 Ary nony ampitso, raha tonga i Agi-
ripa sy Beriniky nihiaingio indrindra, ka
niditra teo amy ny fitsarana, ambany ireo
mpifehi-arivo sy ny loholona eo an-tanàna,
dia nentina hankeo i Paolo araky ny didiny
Fisito.
24 Ary hoy Fisito, Ry Agiripa mpanjaka,
ambany izay rehetra aty aminay, hitanareo
io lehilahy io, izay nanereny ny olon-Io-
daia rehetra ahy, na tany Ieriosalema na
tato koa, ka niantso izareo fa tsy tokony ho
velona intsony izy.
25 Fa rehefa hitako fa tsy nisy zavatra

nataony tokony hahafaty, ary izy hiany no
nangataka handahatra aminy Aogiosito, dia
naneky hampitondra azy aho.
26 Ny aminy io lehilahy io tsy hitako
izay teny marina ho soratako amy ny tom-
poko. Ary izany no nitondrako azy ho ato
eo anatrehanareo, indrindra fa ho ato eo
anatrehanao, ry Agiripa mpanjaka, ka, re-
hefa nanadina *azy* tsara aho, dia ho hitako
izay ho soratako.
27 Fa ataoko tsy mety hampitondra mpi-
fatotra, ka tsy hilaza izay zavatra niampan-
gana azy.

## TOKO XXVI.

Ary hoy Agiripa taminy Paolo, Dia ave-
lanay hianao handahatry ny teninao. Dia
naninji-tànana i Paolo, ka nandahatry ny
teniny:
2 Ataoko finaritra aho, ry Agiripa mpan-
jaka, satria mahazo handahatry ny teniko
ato anio eo anatrehanao hamaly izay zava-
drehetra no iampangany ny olon-Iodaia
ahy:
3 Indrindra fa fantatrao tsara ny fanao sy
ny fanontaniana rehetra izay eo amy ny
olon-Iodaia: ary trarantitra hianao, maha-
reta hihaino ahy.
4 Fantatry ny olon-Iodaia rehetra ny
fitondran-tenako fony vao zaza aho, izay
nataoko hatramy ny voalohany teo amy ny
fireneko tany Ieriosalema;
5 Izareo nahalala ahy hatrany ny voalo-
hany, (raha mety milaza izareo,) f' efa Fa-
risaio aho araky ny toko mazoto indrindra
eo amy ny fivavakay.
6 Ary izaho mitsangana aty ankehitriny,
ka no tsaraina aho noho ny fanantenany ny
teni-nomena izay nataon' Andriamanitra
tamy ny razanay:
7 Ary izany no antenainy ny firenenay
roa amby ny folo, izay manompo an' An-
driamanitra amy ny hazotompo andro aman'
alina. Izany fanantenan' izany no iampan-
gany ny olon-Iodaia ahy, ry Agiripa mpan-
jaka.
8 Nahoana no ataonareo ho zavatra tsy
azo inoana, fa Andriamanitra hanangany
ny maty?
9 Ary izaho nihievitra tan-kiboko tokoa,
fa tsy nety raha tsy nanao zavatra maro
hanohitry ny anarany Iesio any Nazareta
aho.
10 K' izany nataoko tany Ieriosalema:
ary maro ny olo-masina nahidiko teo an-
trano-maizina, rehefa nahazo fahefana ta-
my ny mpisorona be aho; ary raha no he-
lohina ho vonoina izareo, dia naneky
hanameloka azy aho.
11 Ary izaho nampijaly azy matetikia teo
amy ny sonagôgy rehetra, ka nanery azy
hanompa; dia nirehitra ny fahatezarako
taminy, ka nanenjikia *azy* aho, hatramy ny
tanànam-bahiny.
12 Ary raha nankany Damaseko, mitondra
fahefana sy teny izay efa azoko tamy ny
mpisorona be,
13 Ry mpanjaka ô, nahita antoandro iny,
tany an-dàlana ny mazava avy tany an-
danitra aho, mihoatra noho ny famirapira-
tany ny masoandro, manelatrelatra mano-
didina ahy ambany izay nomba ahy.
14 Ary rehefa lavo tamy ny tany izahay
rehetra, dia nandre feo milaza amiko aho,
ka manao amy ny teny Hebirio hoe, I Saolo,
i Saolo, nahoana no manenjikia ahy hia-
nao? Zava-tsarotra ho anao hanipaky ny
fanindronana.
15 Ary hoy izaho, Iza moa Hianao, Tom-
poko? Ary hoy Izy, Izaho no Iesio Izay
no enjehinao.
16 Fa mitsangàna, ka mijoroa an-tongo-
trao: f' izany no nisehoako taminao, mba
hanendry anao ho mpanompo sy ho vavo-
lombelona hilaza izay efa hitanao, sy izay
efa hasehoko anao;
17 F' Izaho nifidy anao tamy ny olona,
sy ny firenena maro izay anirahako anao
ankehitriny,
18 Hampahiratry ny masony, hampiala
*azy* amy ny maizina ho amy ny mazava,
ary amy ny heriny Satana ho amin' An-
driamanitra, mba hahazoany famelan-ke-
loka sy lova eo aminy izay no hasinina
noho ny finoana ahy.
19 Ary aminy izany, ry Agiripa mpan-
jaka ô, izaho tsy nandà ny fahitana avy
tany an-danitra:
20 Fa nambarako voalohany taminy izay
any Damaseko sy Ieriosalema, ary teo amy
ny tany Iodaia rehetra, ary tamy ny Eteny,
mba hibebaka sy hiverina ho amin' Andria-
manitra, ka hanao izay asa mendrikia fibe-
bahana.
21 Ary izany no nisamborany ny olon-
Iodaia ahy teo amy ny tempoly, sy nitadia-
vany hamono ahy.

22 Ary raha no tahin'Andriamanitra aho,
dia maharitra mandrak' andro any, manambara
na amy ny kely na ny lehibe, ka tsy
milaza teny afa tsy ny voa lazany ny mpaminany
sy Môse fa ho avy izany;
23 F' i Kiraisity tsy maitsy hiaritra, ary
hitsangana voalohany amy ny maty, ka
haneho ny mazava amy ny olona, sy amy
ny Eteny.
24 Ary raha nandahatry izany izy, dia
hoy Fisito tamy ny feo mahery, I Paolo,
veri-saina hianao; be fianatra no mahaveri-saina
anao.
25 Fa hoy izy, Tsy veri-saina aho, ry
Fisito tsara indrindra; f' izaho mandahatry
ny teniny ny marina sy ny fanahy tsara.
26 Fa ny mpanjaka mahalala izany hiany,
dia milaza marimarina eo anatrehany kosa
aho: fa mino aho, fa tsy misy eo aminy
ireny zavatr' ireny miafina aminy; fa tsy
natao teo an-joro-trano izany.
27 Ry Agiripa mpanjaka, mino ny mpaminany
va hianao? fantatro fa mino hiany
hianao.
28 Ary hoy Agiripa taminy Paolo, Saiky
ampanekenao ho olon-Kiraisity aho.
29 Ary hoy Paolo, Mangataka amin' Andriamanitra
aho, fa tsy hianao hiany, f' izay
rehetra mandre ahy anio, tsy saiky hiany,
fa hitovy amiko indrindra, afa tsy ireo gadra
ireo.
30 Ary rehefa niteny izany izy, dia nitsangana
ny mpanjaka, sy ny mpanapaka, sy
Beriniky, ambany izay nipetraka teo aminy:
31 Ary rehefa niala teo izareo, dia nifampilaza,
ka nanao hoe, Tsy manao izay tokony
hahafaty na hahafatotra io lehilahy io.
32 Ary hoy Agiripa taminy Fisito, Azo
halefa hiany io lehilahy io, raha tsy efa
nangataka handahatra aminy Kaisara izy.

## TOKO XXVII.

Ary rehefa voa tendry handeha an-tsambo
hankany Italy izahay, dia nanolotra any
Paolo ambany mpifatotra sasany izareo ho
entiny izay atao hoe Iolio, ilehy amboninjatony
ny miaramila antokony Aogiosito.
2 Ary raha niditra tany an-tsambo-Adramitio,
dia niaingia izahay, ka nikiasa handeha
an-tsambo eo amy ny sisin-tany any
Asia; dia nomba anay i Arisitariko olo-Makedonia
avy tany Saloniky.
3 Ary nony andro manaraka, dia tonga tany
Sidôna izahay. Ary Iolio nanao soa taminy
Paolo, ka navelany handeha any
amy ny sakaizany, hampiandranoany azy.
4 Ary nony niala teo, dia nandeha antsambo
teo ambany Kopiro izahay, satria
nanohitra ny rivotra.
5 Ary rehefa nandeha tambony ny ranomasina
any Kilikia sy Pamifilia izahay,
dia tonga tany Mira *tanàna* any Likia.
6 Ary ny ambonin-jato rehefa nahita sambo-Alekisandria
mankany Italy, dia nasainy
hiditra teo anatiny izahay.
7 Ary rehefa nandeha miadana izahay
andro maro, ka nadiva tonga teo tandrifiny
Kinido, fa ny rivotra nisakana anay, dia
nandeha teo ambany Kirity teo tandrifiny
Salamôny izahay;
8 Ary nadiva nandalo izany izahay, dia
nankeo amy ny fitoerana, izay atao hoe, i
Tsara-fitodian-tsambo, akeky izany ny tanàna
Lasaia.
9 Ary rehefa lany ny andro maro, ary
sarotra izao ny fandehanan-tsambo, satria
afaka ny fifadiana ankehitriny izao, dia nananatra
azy Paolo,
10 Ka nanao hoe, Tompoko, hitako, f'
izao fandehanan' izao haharatra sy hahavery
be hiany, tsy ny entana aman-tsambo
hiany, fa ny aintsikia koa.
11 Kanefa ny ambonin-jato nino ny tompon-tsambo
sy ny mpitondra, noho izay teny
no lazainy Paolo.
12 Ary satria ny fitodian-tsambo eo tsy
tsara hitoerana raha ririnina, dia nataony
ny maro ho tsara raha miala eo, ka mandeha
hatrany Foinikisa, raha mahatratra
any, ary hitoetra eo raha ririnina; fitodian-tsambo
any Kirity izany, ka miantsimo
andrefana, sy mianavaratra andrefana.
13 Ary raha nifofofofo malemy ny rivotra
avy atsimo, dia nataony f' efa nahazo izay
niriny, nony niala teo, dia nandeha, mandalo
akeky any Kirity izareo.
14 Ary tsy ela rehefa afak' izany, dia
nitsangana ny tafiodrivotra mahery izay
atao hoe, i Eirokilidôna, hisakany ny
sambo.
15 Ary raha nentiny ny sambo, ka tsy nahaleo
ny rivotra, dia navelanay ho entindrivotra
izy.
16 Ary raha nandeha an-tsambo teo ambany
ny nosy, izay atao hoe, i Kilaody, izahay,
saiky tsy nahazo ny lakana:
17 Ary rehefa nakariny izany, dia nasiany

fanampy hanarato ny sambo eo ambany;
ary natahotra fandroa tonga any amy ny
fasikia mandrevo izareo, dia nandatsa-day,
ka navelany handeha.
18 Ary raha natopitopiny ny tafiodrivo-
tr' indrindra izahay, dia nariany ny entana
sasany tamy ny andro manaraka;
19 Ary tamy ny andro fahatelo no nana-
riany ny tànanay hiany ny fana-tsambo;
20 Ary raha tsy nahita masoandro na
kintana tamy ny andro maro, ka tsi-kely
ny tafiodrivotra no namely, dia tsy nanam-
po intsony ho vonjena izahay.
21 Ary rehefa nifady ela izareo, dia ni-
tsangana i Paolo teo am-povoany, ka nanao
hoe, Tompoko, tsara raha nety nihaino ahy
hianareo, ka tsy niala tany Kirity; dia
nandositry izao maharatra ama-mahavery
izao hianareo.
22 Ary izaho mananatra anareo ankehi-
triny hatoky: fa tsy hisy aina very eo ami-
nareo, fa ny sambo hiany.
23 Fa anjelin' Andriamanitra nijanona teo
anilako halina, Izy no Tompoko, ary Izy
no tompoiko,
24 Ka nanao hoe, Aza matahotra, ry
Paolo; tsy maitsy ho entina hianao eo
anatrehany Kaisara: ary, indro, efa nomen'
Andriamanitra anao ny olon-drehetra izay
miara-mandeha aminao.
25 Ary, matokia hianareo, tompo ô; fa
mino an' Andriamanitra aho, fa ho tonga
tokoa izany araky ny filazany tamiko.
26 Fa tsy maitsy miantsona eo amy ny
nosy anankiray isikia.
27 Ary raha omby amy ny alina fahefa-
tra amby ny folo, raha naverimberina tany
Adria izahay, nony mamaton' alina, dia na-
taony ny mpiasa-sambo fa nanakeky tany
izareo;
28 Dia nanaka-drano izareo, ka nahita fa
faharoa-polo refy izany; ary nony lasa la-
vidavitra kokoa izareo, dia nanaka-drano
indray, ka nahita fa fahadimy amby ny folo
refy izany.
29 Dia natahotra izareo, fandroa mipaka
amy ny vatolampy izahay, dia nandatsaka
vato-fantsikia efatra teo am-bodin-tsambo
izareo, ka naniry hiposaka ny andro.
30 Fa raha nitady handositra hiala amy
ny sambo ny mpiasa-sambo, k' efa nampi-
diny ny lakana teo amy ny ranomasina,
mody handatsaka vato-fantsikia eo an-
dohan-tsambo izareo;
31 Dia hoy Paolo tamy ny ambonin-jato
sy ny miaramila, Raha tsy mitoetra eo an-
tsambo ireo, tsy azo ho vonjena hianareo.
32 Dia no tapahiny ny miaramila ny
mahazaka rehetra momba ny lakana, ka
navelany ho latsaka izany.
33 Ary dieny tsy mbola nazava ny andro,
dia niangavy tamy ny olon-drehetra i Paolo,
hihinan-kanina, ka nanao hoe, Anio no
fahefatra amby ny folo andro niandrasana-
reo, dia nahari-noana, ka tsy nihinana hia-
nareo.
34 Koa miangavy aminareo aho, hihinan-
kanina; fa hampamelona anareo izany;
ary tsy hisy ho very na dia singam-bolo
akory aza aminareo rehetra.
35 Ary rehefa nilaza izany, sy nandray
mofo izy, dia nisaotra an' Andriamanitra teo
anatrehany ny olon-drehetra: ary rehefa no
vakiny, dia vao nihinana izy.
36 Dia natoky izy rehetra, ka nihinana
kosa.
37 Ary olona enina amby fito-polo amby
roan-jato izahay rehetra teo anatiny ny
sambo.
38 Ary rehefa voky izareo, dia nahamai-
vany ny sambo, fa nariany ny vary ho any
anatiny ny ranomasina.
39 Ary rehefa mazava ny andro, tsy naha-
lala ny tany izareo, dia nahita helo-drano
anankiray manamorona izareo, izay no ni-
kiasany hampiditry ny sambo raha za-
kany.
40 Ary rehefa namaha ny vato-fantsikia
izareo, dia nalefany ho amy ny ranoma-
sina, ka no vahany ny kofehiny ny familian-
tsambo, dia namelatry ny lay makadiry ho
amy ny rivotra, ka nanatony ny tany izareo.
41 Ary raha tonga tamy ny fihaonan-
dranomasina roa izareo, dia nidona tamy ny
tany ny sambo; ary ny lohan-tsambo nipa-
ka *tamy ny fasikia*, ka nitoetra tsy nihietsi-
kia, fa ny vodin-tsambo no vakiny ny ha-
heriny ny alon-drano.
42 Ary ny fihiendreny ny miaramila no
hamono ny mpifatotra, fandroa hisy hilo-
mano sy hilefa.
43 Fa ny ambonin-jato tahamonjy any
Paolo, dia nisakany ireny hanao izay
no kasainy hatao; dia nasainy izay nahay
nilomano, hitsipikia voalohany, ka hankany
amy ny tany;
44 Ary samy *nandeha* ny sisa, ny sasany
amy ny hazo fisaka, ary ny sasany amy ny

zava-momba ny sambo. Dia tonga soa aman-tsara tany amy ny tany hiany izahay rehetra.

## TOKO XXVIII.

ARY rehefa no vonjena izareo, dia fantany f' i Melity no anarany ny nosy.
2 Ary tsi-kely ny soa nasehony ny vahiny taminay; fa namelon' afo izareo, ka nampiandrano anay rehetra, satria nilatsaka ny ranonorana, ary nangatsiaka ny andro.
3 Ary Paolo dia namory kitay hazo betsaka, ka nasiany tamy ny afo, dia nivoaka menarana tamy ny afo, ka nirekitra tamy ny tànany.
4 Ary raha hitany ny vahiny ny biby mirekitra amy ny tànany, dia nifampilaza hoe, Mpamono olona tokoa io lehilahy io, ka na dia voa vonjy tamy ny ranomasina aza izy, tsy nilaozan-doza ho velona izy.
5 Ary ny biby nakifikifiny ho amy ny afo, ka tsy naratra na kely akory izy.
6 F' izareo niandry na hivonto, na ho lavo maty tampoka izy: fa rehefa niandry ela, ka tsy nahita fa naratra izy, dia niovasaina izareo, ka nanao hoe, Andriamanitra izy.
7 F' eo aminy io tany io no nitoerany ny fananany ny mpanapaky ny nosy, ny anarany Pipilio; izay nandray anay, ka nampiandrano anay soa aman-tsara hateloana izy.
8 Ary narary ny tazo sy mivalan-dra ny rainy Pipilio: i Paolo dia niditra teo aminy, dia nivavaka, dia nametra-tànana taminy, ka nahasitrana azy izy.
9 Ary rehefa natao izany, dia tongany sasany kosa izay narary teo amy ny nosy, dia sitrana izareo.
10 Ary voninahitra be nomeny ny olona anay; ary raha lasa nandeha izahay, dia nomeny anay izay zavatra nilainay.
11 Ary rehefa afaka telo volana, dia lasa izahay nandeha an-tsambo any Alekisandria, izay efa nandany ny ririnina teo aminy izany nosy izany, izay nanan-tsariny Kasitora sy Poliokosa.
12 Ary rehefa tafita tany Sirakiosay, dia nitoetra teo hateloana izahay.
13 Ary niala teo izahay, dia nisompirana, ka nankany Rigio: ary rehefa afak' indrai-andro, dia nifofofofo ny rivotra avy atsimo, ary tamy ny andro manaraka, dia nankany Potiolo izahay:
14 Tany no nahitanay rahalahy sasany, ary izareo niangavy taminay hitoetra eo aminy hafitoana: ary dia lasa izahay hankany Rôma.
15 Ary niala teo, raha nandre anay ny rahalahy, dia nandeha izareo mba hitsena anay hatrany Apio-Foro, sy Trano telo fitoera-mpandeha: raha nahita azy Paolo, dia nisaotra an' Andriamanitra, ka natoky izy.
16 Ary raha tonga tany Rôma izahay, dia natolotry lehy ambonin-jato ny mpifatotra ho any ny kapiteny ny mpiambina: f' i Paolo irery hiany no navelany hitoetra eo amy ny miaramila anankiray izay niambina azy.
17 Ary rehefa afaka hateloana, dia nantsoiny Paolo hiangona ny loholony ny olon-Iodaia: ary rehefa niangona izareo, dia hoy izy taminy, Raiolona aman-drahalahy, dia tsy mbola diso tamy ny olona, na tamy ny fanaon-drazana aho, kanefa nanolotra ahy, ireo any Ieriosalema, mifatotra, ho an-tànany ny olon-DRôma.
18 Rehefa nanadina ahy mafy ireto, dia naniry handefa ahy, satria tsy nisy nataoko izay tokony hahafaty ahy.
19 Fa raha no toheriny ny olon-Iodaia izany, dia voa tery aho, hangataka handahatra aminy Kaisara; tsy mba toa ny manan-teny hiampangàko ny fireneko.
20 Ary izany zavatr' izany no niantsoako anareo, hizahako anareo, sy hiresahako aminareo: satria ny fanantenany Isiraely no amatorana ahy aminy itoy gadra itoy.
21 Ary hoy izareo taminy, Tsy mbola nahazo taratasy izahay avy tany Iodaia milaza anao, ary tsy mbola misy rahalahy izay nankaty, nanambara, na nilaza ratsy anao.
22 F' izahay maniry handre anao milaza izay no heverinao: fa ny aminy izany mpirai-saina izany, fantatray f' efa nitenenany ratsy azy eny tontolo eny.
23 Ary rehefa nametra-andro, maro no nankeo aminy teo an-trano nitoerany; ary izy nilaza, sy nanambara àzy ny fanjakan' Andriamanitra hatry ny maraina, ka hatry ny hariva, ary ny teny, eo amy ny lalàny Môse, sy ny mpaminany, no nampanekeny azy hino any Iesio.
24 Ary ny sasany nino izay no lazainy, fa ny sasany tsy mba nino.
25 Ary raha tsy nirai-saina, dia niala

izareo, rehefa nilaza teny iray i Paolo hoe,
Marina izay nampilazany ny Fanahy Masina
any Esaia mpaminany tamin-drazantsikia,
26 Manao hoe, "Mandehana any aminy
ireo olon' ireo hianao, ka lazao hoe, Hianareo
mandre dia handre, fa tsy hahalala;
ary hianareo mijery dia hijery, fa tsy
hahita:
27 F' efa adala ny fony ireo olon' ireo,
ary efa marenina ny sofiny, ary efa nikimpy
ny masony; fandroa mahita amy
ny masony, ary mandre amy ny sofiny, ary
mahalala amy ny fony, dia hibebaka izareo,
ka hahasitrana azy aho."
28 Ary aoka ho fantatrareo fa ny famonjen'
Andriamanitra nampitondraina ho amy
ny Eteny, ka dia hihaino izareo.
29 Ary rehefa nilaza izany teny izany
izy, dia lasa ny olon-Iodaia, ka nifampiady
hevitra fatratra izareo.
30 Ary Paolo nitoetra roa taona-ngarangidina
teo an-trano no hofany, ka nampandroso
izay rehetra nankeo aminy,
31 Dia nitory ny fanjakan' Andriamanitra,
ka nampianatry ny teny milaza any
Iesio Kiraisity Tompo tamy ny fahasalisahian'
indrindra, ka tsy nisy nandrara.

---

NY EPISITOLINY PAOLO APOSITOLY,

ANY NY

# OLON-DRÔMA.

---

## TOKO I.

I PAOLO, mpanompo any Iesio Kiraisity,
voa antso ho apositoly, natokana ho amy
ny filazantsaran' Andriamanitra,
2 (Izay nampanomezany ny mpaminaniny
teny fahiny teo anatiny ny Soratra
Masina,)
3 Milaza ny Zanany, Iesio Kiraisity Tompontsikia,
Izay teraka zanaky Davidy araky
ny nofo;
4 Ary ny fananganana tamy ny maty
nanambarana Azy ho Zanak' Andriamanitra
tamy ny hery, araky ny fanahiny ny
fahamasinana;
5 Izay nandraisanay ny fahasoavana sy
ny fanaon' apositoly, ho fanaraham-pinoana
eo amy ny firenen-drehetra noho ny
anarany:
6 Isany ireny hianareo kosa izay voa antso
ho any Iesio Kiraisity:
7 Ho any izay rehetra any Rôma, malalan'
Andriamanitra, voa antso ho olo-masina:
Fahasoavana anie ho anareo, sy
fihiavanan' Andriamanitra Raintsikia, sy
Iesio Kiraisity Tompo.
8 Voalohany, izaho misaotra an' Andriamanitro
amy ny alalany Iesio Kiraisity noho
anareo rehetra, fa voa laza aminy izao
tontolo izao ny finoanareo.
9 Fa Andriamanitra no vavolombeloko,
izay tompoiny ny fanahiko amy ny filazantsarany
ny Zanany, fa tsy mitsaha-mahatsiaro
anareo mandrakariva aho, raha
mivavaka;
10 Mangataka, hahita izay andro mety
handehanako faingiampaingiana, ho tonga
soa aman-tsara any aminareo aho, raha
sitra-pon' Andriamanitra.
11 Fa tahamangy anareo aho, hanomezako
anareo fahaizam-panahy mba hampahery
anareo;
12 Izany hiany no hiarahantsikia hifaly
noho ny finoantsikia, (dia ny anareo sy ny
ahy).
13 Ary tsy tiako tsy ho fantatrareo, ry
rahalahy, f' efa nikiasa hankany aminareo
matetikia aho, (fa azon-tsampona aho
mandrak' ankehitriny,) handraisako vokatra
eo aminareo koa, toy ny eo amy ny
firenena sasany.
14 Samy ananany ny olon-Girikia sy ny
firenena rehetra trosa aho; ny hendry, sy
ny adala.

15 Ka dia, araky ny zakako, mazoto aho
hitory ny filazantsara aminareo koa izay
any Rôma.
16 Fa tsy menatry ny filazantsara aho:
f' izany no herin' Andriamanitra ho famon-
jena ho any izay rehetra mino; any ny
olon-Iodaia aloha, dia vao any ny olon-Gi-
rikia koa.
17 F' izany no anambarany ny fanitsian'
Andriamanitra amy ny finoana mba hi-
noana; araky ny voa soratra hoe, "Ny
marina ho velony ny finoana."
18 F' efa nambara ny fahatezeran' Andria-
manitra any an-danitra hampijaly ny fanahi-
ratsy rehetra, sy ny tsi-fahamarinany ny
olona, izay miaro ny to eo amy ny tsi-
fahamarinana;
19 Satria izay ahafantarana an' Andria-
manitra, no miseho aminy ireny; fa An-
driamanitra nampiseho *izany* taminy ireny.
20 Fa hatrany amy ny nanisiany izao
tontolo izao, ny Azy tsi-hita no hita mari-
marina, fa ny zava-nasiana no ahafanta-
rany izany, dia ny heriny mandrakizay, sy
ny fomba-Andriamanitra izay ananany: ka
dia tsy manan-kalatra izareo:
21 Satria, rehefa nahalala an' Andriama-
nitra izareo, tsy mba nankalaza *Azy* toa
an' Andriamanitra, na nisaotra *Azy*; f' efa
zava-poana ny fihieverany, ary efa maizina
ny fony tsi-mahalala.
22 Manao-tena ho hendry, kanjo efa adala
izareo,
23 Ka nanova ny voninahitr' Andriama-
nitra tsi-meti-lo ho endri-javatra natao na-
nahaky ny olona meti-lo, sy ny vorona,
sy ny biby manan-tongotr' efatra, ary zava-
mandady.
24 Ary izany no nahafoizan' Andriama-
nitra azy ho amy ny halotoana araky ny fila-
ny ny fony, hifanala-voninahitry ny tenany
avy:
25 Ary izareo nanova ny fahamarinan'
Andriamanitra ho laingia, dia nivavaka, ka
nanompo ny zava-nasiana mihoatra noho
ny Mpanisy, Izay finaritra mandrakizay.
Amena.
26 Izany no nahafoizan' Andriamanitra
azy ho amy ny filan-dratsy: fa ny vehiva-
viny nanova fanaony ny tena ho tsi-fanaony
ny tena:
27 Ary ny lehilahy kosa toy izany hiany,
dia namela ny fanao amy ny vehivavy, dia
nirehitra tamy ny fifampilany; samy lehi-
lahy mifanao izay tsy mety, dia mandray
ho azy ny tamby marina araky ny faha-
disoany.
28 Ary rehefa tsy tiany hahatsiaro an'
Andriamanitra eo amy ny fahalalany, dia
nafoin' Andriamanitra ho amy ny sain-
dratsy izareo, hanao izay tsy mety hatao;
29 Feno tsi-fahamarinana rehetra, filan-
dratsy, fanavan-dratsy, fahihirana, lolompo;
mialon' indrindra, mamono olona, miady,
mamitaka, manao-otripo; mpibitsibitsikia,
30 Mpifosa, mpandrafy an' Andriamani-
tra, mpanao-ditra, mpiavonavona, mpan-
doka-tena, mpamoron-tsain-dratsy, tsy ma-
naraky ny ray aman-dreny,
31 Tsy manam-pahalalana, mpamadi-pa-
nekena, tsy tia olona, tsy mifankatia, tsy
miantra:
32 Izay, na dia mahalala ny lalàn' An-
driamanitra, f' izay manao izany zavatr'
izany tokony ho maty, dia tsy manao izany
hiany, fa mankasitraky ny mpanao izany.

## TOKO II.

Ary, ralehilahy, tsy misy hialanao tsiny, na
zovy na zovy hianao izay mitsara: f' izay
itsaranao ny sasany, no amelohanao-tena; fa
hianao izay mitsara aza, manao izany hiany.
2 Fa fantatray fa araky ny fahamarinana
ny fitsaran' Andriamanitra aminy izay ma-
nao toy izany.
3 Ary mihievitry izany va hianao, rale-
hilahy, izay mitsara izay manao izany,
kanefa manao izany hiany hianao, fa han-
dositry ny fitsaran' Andriamanitra hianao?
4 Sa ratsinao ny hareny ny fahatsarany,
sy ny fahari-po, ary ny faharetan' ela; ary
tsy fantatrao va fa ny fahatsaran' Andria-
manitra mitaona anao hibebaka?
5 Fa ny hasarotanao, sy ny tsi-fibebaham-
po, no amorianao fahatezerana ho anao
raha omby amy ny andro fahatezerana, sy
fanambarany ny fitsarà-marin' Andriama-
nitra;
6 Izay hanome ny olon-drehetra araky ny
asany:
7 Ho any izay mahari-manao soa man-
drakariva, ka mitady voninahitra, sy laza,
ary tsi-hafatesana, fiainana mandrakizay;
8 Fa ho any izay mifanditra, ka tsy ma-
naraky ny marina, fa manaraky ny tsi-ma-
rina, loza sy fahatezerana,
9 Fahoriana sy fanaintainana, ho amy ny

fanahiny ny olon-drehetra, izay manao
ratsy, ho any ny olon-Iodaia aloha, dia vao
ho any ny olon-Girikia koa;
10 Fa voninahitra, sy laza, ary fihiava-
nana, ho any ny olon-drehetra, izay manao
soa, ho any ny olon-Iodaia aloha, dia vao
ho any ny olon-Girikia koa:
11 Fa tsy mba mizaha tavan' olona An-
driamanitra.
12 F' izay nanota tamy ny tsy nisy la-
làna, dia maty amy ny tsy nisy lalàna:
f' izay nanota tamy ny nisy lalàna, no
hitsarany ny lalàna;
13 (Fa tsy izay mandre ny lalàna no ma-
rina eo anatrehan' Andriamanitra, f' izay
mankato ny lalàna no ho hitsiana:
14 Fa raha ny firenena, izay tsy manany
ny lalàna, no manao, araky ny fombany,
izay no didiany ny lalàna, ireo, na dia tsy
manany ny lalàna, no lalàna ho azy:
15 Ireo maneho ny asany ny lalàna, voa
soratra eo am-pony, fa ny fieritreretany no
vavolombelona, ary mifiampanga, na mifa-
nafaka, eo amy ny fisainany koa izareo;)
16 Amy ny andro izay hanavan' Andria-
manitra any Iesio Kiraisity hitsara ny fia-
fenany ny olona araky ny filazantsarako.
17 Indro, hianao no atao hoe olon-Iodaia,
dia matoky ny lalàna, ka Andriamanitra
andokafanao-tena;
18 Dia mahalala ny sitra-pony, ka ma-
mantatry izay zavatra samihafa, f' efa
nampianariny ny lalàna hianao;
19 Ary matoky fa hianao no mpitariky ny
jamba, fahazavany ny eo amy ny maizina,
20 Mpananatry ny adala, mpampianatry
ny bodo, izay manany ny fombany ny fa-
halalana, sy ny fahamarinana, eo amy ny
lalàna.
21 Ary hianao izay mampianatry ny sa-
sany, tsy mba mampiana-tena hiany va
hianao? hianao izay mitory hoe, Aza man-
galatra, mba mangalatra hiany va hianao?
22 Hianao izay manao hoe, Aza manin-
taka, mba manintaka hiany va hianao?
hianao izay manetaveta ny sampy, mba
mangala-java-masina hiany va hianao?
23 Hianao izay mandoka-tena eo amy ny
lalàna, mba manala-voninahitr' Andriama-
nitra hiany va hianao, raha manota ny la-
làna?
24 Fa araky ny voa soratra, hianareo no
anompany ny anaran' Andriamanitra eo
amy ny Eteny.
25 Fa ny fora mahasoa tokoa, raha man-
kato ny lalàna hianao: fa, raha manota ny
lalàna hianao, dia mody tsi-fora ny foranao.
26 Ary, raha mankato ny didiny ny la-
làna ny tsy voa fora, tsy hatao ho fora va
ny tsi-forany?
27 Ary raha ny tsi-fora araky ny fomba
no mankato ny lalàna, tsy hahameloka
anao mpanota ny lalàna v' izany, na dia
manany ny soratra sy ny fora aza hianao?
28 Fa tsy olon-Iodaia izay *manany ny
fombany* eo ivelany; ary tsy fora izay eo
amy ny nofo eo ivelany:
29 F' izay *manany izany* eo anatiny, no
olon-Iodaia, sy ny forany ny fo am-pa-
nahy, *fa* tsy an-tsoratra hiany, no izy; ny
fiderany tsy avy amy ny olona, fa avy
amin' Andriamanitra.

## TOKO III.

Ary inona no soa azony ny olon-Iodaia?
sa manao ahoana no fahasoavany ny fora?
2 Be hiany amin-java-drehetra; indrindra,
f' izareo no nampatokina ny tenin' An-
driamanitra.
3 Fa atao ahoana, raha tsy nino ny sa-
sany? ny tsi-finoany hahafoany ny finoan'
Andriamanitra va?
4 Sanatria izany: eny, aoka ho marina
Andriamanitra, na dia fandaingia ny olon-
drehetra; araky ny voa soratra hoe, "Mba
hahahitsy Anao raha miteny Hianao, ary
hahahery Anao raha ho tsaraina Hianao."
5 Fa, raha mahato ny fahitsian' Andriama-
nitra ny tsi-fahamarinantsikia, ahoana no ho
lazaintsikia? Tsi-marina angaha v' Andria-
manitra Izay mampijaly? (izaho miteny
toy ny olona.)
6 Sanatria izany: fa hataon' Andriamani-
tra ahoana no hitsara izao tontolo izao?
7 Fa raha ny fahamarinan' Andriamani-
tra no nitombo tamy ny laingiako ho vo-
ninahiny; nahoana aho no tsaraina tahaky
ny mpanota?
8 Ary nahoana no tsy *hatao hoe*, (tahaky
ny nanendrikendrehana anay, ary tahaky
ny filazany ny sasany fa ataonay hoe,)
Aoky isikia hanao ratsy hihiavian-tsoa?
Marina ny fampijaliany ireny.
9 Ahoana àry? tsaratsara kokoa *noho
ireny* v' isikia? Tsia, tsy akory: f' efa
nasehonay rahateo, fa samy nanota avokoa
ny olon-Iodaia sy olon-Girikia;

10 Araky ny voa soratra hoe, "Tsy misy
olo-marina, na iray akory:
11 Tsy misy izay mahalala, tsy misy izay
mitady an'Andriamanitra.
12 Samy nania avokoa izy rehetra, samy
tsy mahasoa avokoa izy rehetra; tsy
misy izay manao soa, na dia iray akory
aza.
13 Ny tendany, dia fasana misokatra; ny
lelany no nanavany fitaka; ny odi-ratsim-
bibi-lava eo ambany ny molony:
14 Ny vavany feno ozona sy fangidiana:
15 Ny tongony no mihiafaingiana handa-
tsa-dra:
16 Fanimbana sy fahalahelovana eo amy
ny alehany:
17 Ary ny làlam-pihiavanana no tsy fan-
tany:
18 Tsy misy fatahoran' Andriamanitra eo
anatrehany."
19 Ary fantatray, f' izay zavatra no la-
zainy ny lalàna, dia milaza aminy izay
manany ny lalàna: hamehezany ny vava
rehetra sy handresen-dahatry izao tontolo
izao eo anatrehan'Andriamanitra.
20 Fa tsy misy nofo hanitsiany ny asany
ny lalàna eo anatrehany: fa ny lalàna no
ahafantarany ny ota.
21 Fa naseho ankehitriny ny fanitsian'
Andriamanitra tsy amy ny lalàna, namba-
rany ny lalàna sy ny mpaminany;
22 Dia ny fanitsian' Andriamanitra amy
ny finoana any Iesio Kiraisity *mischo* amy
ny olon-drehetra, dia ho aminy izay re-
hetra mino: fa tsy misy hafa:
23 Fa samy nanota izy rehetra, ka tsy
nahatratry ny voninahitr'Andriamanitra;
24 Ary ny fahasoavany no manitsy azy
maimaim-poana noho ny fanavotana izay eo
aminy Kiraisity Iesio:
25 Izay nalahatr' Andriamanitra rahateo
ho avotra noho ny finoana amy ny rany,
ho fanehoany ny fanitsiany amy ny fame-
lany ny fahotana lasa, noho ny fahari-pon'
Andriamanitra;
26 Mba ho fanehoany ny fanitsiany anke-
hitriny izao: mba ho marina izy, ary mba
hanitsy izay manam-pinoana any Iesio.
27 Aiza àry ny fandokafana? Narian'
izany. Lalàn' inona? Asa va? Tsia:
fa ny lalàm-pinoana.
28 Ary hitantsikia fa finoana no nani-
tsiany ny olona, fa tsy ny asany ny lalàna.
29 Andriamanitry ny olon-Iodaia hiany
v' Izy? tsy any ny Eteny koa? Eny, any
ny Eteny koa;
30 Sangy Andriamanitra iray hiany, Izay
hanitsy ny voa fora noho ny finoana, ary
ny tsy voa fora amy ny alalany ny finoana.
31 Ary finoana va no ahafoananay ny
lalàna? Sanatria izany: dia mahato ny
lalàna izahay.

## TOKO IV.

Ary ahoana no hilazantsikia izay azony
Abirahama raintsikia araky ny nofo?
2 Fa, raha asa no nanitsiana any Abira-
hama, dia misy hidokafany; fa tsy eo ana-
trehan'Andriamanitra.
3 F'inona no lazainy ny Soratra *Masina*?
"ary Abirahama nino an' Andriamanitra,
ka voa isa ho fahamarinana ho azy izany."
4 Ary ho any izay miasa, tsy isaina ho
fahasoavana, fa trosa, ny tamby.
5 Fa ho any izay tsy miasa, fa mino
Izay manitsy ny ratsi-fanahy, ny finoany
no isaina ho fahamarinana.
6 Dia araky izany koa no ambarany Da-
vidy ny fahafinaretany ny olona, izay
anisan' Andriamanitra fahamarinana, fa tsy
noho ny asa,
7 *Hoe*, "Finaritr' izay voa vela ny he-
lony, sy izay voa sarona ny fahotany.
8 Finaritr' izay olona tsy anisany ny Tom-
po heloka."
9 Ny voa fora hiany, sa ny tsy voa fora
koa va no mahazo izany fahafinaretan'
izany? satria milaza isikia fa finoana voa
isa ho any Abirahama ho fahamarinana.
10 Ary nanao ahoana no nanisany izany?
Rehefa voa fora va, fa raha tsy voa fora?
tsy raha voa fora, fa raha tsy voa fora.
11 Ary izy nandray ny fora ho faman-
tarana, hahato ny fahamarinam-pinoana,
izay *azony* fony izy tsy voa fora, mba ho
rainy ny mino rehetra, na dia tsy voa fora
aza izareo; mba hanisana fahamarinana ho
azy koa:
12 Ary ho rainy ny voa fora, dia izay,
sady voa fora no mandeha araky ny diany
ny finoany Abirahama, raintsikia, izay
*azony* fony izy tsy voa fora.
13 Fa tsy ny lalàna fa ny fahamarinam-
pinoana no nahazoany Abirahama sy ny
zanany, ny teni-nomena handovany izao
tontolo izao.
14 Fa, raha ny lalàna no andovana, efa

foana ny finoana, ary efa tsinontsinona ny
teni-nomena:
15 Fa mamoaka fahatezerana ny lalàna:
f' izay tsy isian-dalàna no tsy isian' ota.
16 Ary avy amy ny finoana, mba ho
fahasoavana izany, hahato ny teni-nomena
ho any ny zanany rehetra: tsy ho any
izay avy amy ny lalàna hiany, fa ho any
izay avy amy ny finoany Abirahama koa;
izay raintsikia rehetra,
17 (Araky ny voa soratra hoe, "Izaho
nanao anao ho rainy firenena maro,) dia
teo anatrehan' Andriamanitra no ninoany,
Izay mamelony ny maty, ka miantso ny
tsy misy toy ny misy.
18 Izay tsy manam-pampanantenana, dia
nino tamy ny fanantenana, mba ho rainy
firenena maro araky ny voa laza hoe, "Dia
ho toy izany ny zanakao."
19 Ary tsy mba nalemy finoana izy, ka
tsy nihievitra fa maty ny tenany ankehitriny,
rehefa ho zato taona izy, ary fa
maty koa ny kibony Sara:
20 Izy tsy niahanahany ny teni-nomen'
Andriamanitra noho tsi-finoana; fa nahery
finoana, ka nanome voninahitra an'
Andriamanitra;
21 Ary natoky indrindra, f' Izy mahefa
koa izay teny nomeny.
22 Ary voa isa ho fahamarinana ho azy
izany.
23 Ary tsy izy tena hiany no nanoratana,
fa voa isa ho azy izany:
24 F' isikia koa, no hanisany izany, raha
mino Izay nanangana any Iesio Tompontsikia
tamy ny maty isikia:
25 Izay natolotra noho ny helotsikia, ka
natsangan' indray ho fanitsiana antsikia.

## TOKO V.

Ary finoana no nanitsiana antsikia, ka
dia manam-pihiavanana amin' Andriamanitra
isikia amy ny alalany Iesio Kiraisity,
Tompontsikia:
2 Izy koa no ananantsikia fanatonana
amy ny finoana ho aminy izao fahasoavan'
itoerantsikia izao, ka mifaly amy ny fanantenany
ny voninahitr' Andriamanitra isikia.
3 Ary tsy izany hiany, f' isikia mifaly eo
amy ny fahoriana aza; mahalala fa fahoriana
mampitombo fahari-po;
4 Ary fahari-po, dia fanandramana, ary
fanandramana, dia fanantenana:
5 Ary fanantenana tsy mampahamenatra;
satria ny fitiavan' Andriamanitra naidiny
ny Fanahy Masina eo am-pontsikia, Izay
nomena antsikia.
6 Ary raha tsy nanan-kery isikia, maty
Kiraisity tamy ny fotoan' andro nisolo ny
ratsi-fanahy.
7 Fa saiky tsy misy olona ho maty hisolo
ny marina: fa angamba misy sasany sahy
maty hisolo ny manao-soa.
8 Fa Andriamanitra midera ny fitiavany
antsikia, satria, raha mbola mpanota isikia,
dia maty nisolo antsikia i Kiraisity.
9 Ary mainkia aza no hamonjeny antsikia
amy ny fahatezerana, rehefa voa hitsiny ny
rany isikia ankehitriny.
10 Fa raha ny fahafatesany ny Zanak'
Andriamanitra no nampihiavanana antsikia
taminy, nony mbola fahavalo isikia, dia
mainkia ny fiainany no hamonjena antsikia
rehefa nampihiavanina.
11 Ary tsy izany hiany, fa Andriamanitra
ifaliantsikia amy ny alalany Iesio Kiraisity
Tompontsikia, Izay nandraisantsikia
ny fihiavanana ankehitriny.
12 Ary raha lehilahy iray no nidirany ny
ota taminy izao tontolo izao, ary ny ota no
nidirany ny fahafatesana; dia nahazo ny
olon-drehetra ny fahafatesana, fa samy efa
nanota izy rehetra:
13 (Fa hatramy ny lalàna nisy ota taminy
izao tontolo izao: fa tsy isaina misy ota,
raha tsy misy lalàna.
14 Fa nanjaka ny fahafatesana hatraminy
Adama, ka hatraminy Môse, ka dia taminy
izay tsy nanota tahaky ny fahotany Adama,
dia endriky Izay ho avy.
15 Fa tsy tahaky ny fahotana ny fahasoavana.
Fa raha ny fahotany ny anankiray
no nahafaty ny maro, mainkia ny
nihiabe ho any ny maro ny fahasoavan' Andriamanitra
sy ny fanomezana, azo amy ny
fahasoavana izay nomeny ny lehilahy iray,
dia Iesio Kiraisity.
16 Ary tsy tahaky ny amy ny anankiray
izay nanota, ny fanomezana: fa ny
fitsarana avy tamy ny anankiray ho fahamelohana,
ary ny fanomezan-tsoa ho fanitsiana
amy ny fahotana maro.
17 Fa raha ny fahotany ny olon' anankiray
no nampanjakany ny anankiray ny
fahafatesana; mainkia ny anankiray dia
Iesio Kiraisity, no hampanjaky izay mahazo
ny habeny ny fahasoavana sy ny fahamarinan'
omena, ho amy ny fiainana.)

18 Ary tahaky ny namelohany ny fahotan' iray ny olon-drehetra, no anitsiany ny fahamarinan' iray kosa ny olon-drehetra ho amy ny fiainana:
19 Fa tahaky ny nampanotany ny tsifanarahany ny lehilahy iray ny maro, no hanitsiany ny fanarahany ny lehilahy iray kosa ny maro.
20 Ary ny lalàna niditra hahabe ny ota. F' izay nihiabeazany ny ota, no nihoarany ny fahasoavana be lavitra:
21 Mba ho tahaky ny nanjakany ny ota ho fahafatesana, no hampanjakany ny fahamarinana ny fahasoavana kosa ho fiainana mandrakizay amy ny alalany Iesio Kiraisity Tompontsikia.

## TOKO VI.

Inona àry no ho lazaintsikia? Hitoetra amy ny ota v' isikia, hitomboany ny fahasoavana?
2 Sanatria izany. Ataontsikia ahoana izay efa maty ho amy ny fahotana, no ho velona intsony aminy izany?
3 Tsy fantatrareo va, f' izay eo amintsikia natao-batisa ho any Iesio Kiraisity no natao-batisa ho amy ny fahafatesany?
4 Ary ny fanavam-batisa niaraha-nilevenantsikia taminy ho fahafatesana; mba ho tahaky ny nananganany ny voninahitry ny Ray any Kiraisity tamy ny maty, no handehantsikia amy ny fiainam-baovao.
5 Fa, raha niaraha-nambolena ho amy ny endriky ny fahafatesany isikia, no hiarahantsikia ho amy ny fananganany koa:
6 Mahalala izany, fa ny lehilahi-antitsikia niaraha-no-homboana tamy ny hazo-fijaliana, hanimbany ny tenany ny ota, mba tsy hanompoantsikia ny ota intsony.
7 F' izay maty afaka amy ny fahotana.
8 Ary raha niara-maty taminy Kiraisity isikia, dia mino fa hiara-belona aminy koa isikia:
9 Mahalala fa tsy maty intsony Kiraisity rehefa natsangana tamy ny maty: tsy manjaka aminy intsony ny fahafatesana.
10 Fa, raha maty Izy, dia maty ho any ny ota indrai-mandeha; fa, raha velona Izy, dia velona ho an' Andriamanitra.
11 Ary atavy ny tenanareo kosa ho maty ho any ny ota tokoa, fa ho velona ho an' Andriamanitra, amy ny alalany Iesio Kiraisity Tompontsikia.
12 Ary aza avela ny ota hanjaka amy ny tenanareo meti-maty, hanarahanareo izany amy ny filan-tena:
13 Ary aza manolotry ny momba ny tenanareo ho amy ny ota, ho fiasany ny tsi-marina: fa atolory ny tenanareo ho an' Andriamanitra, toy izay efa velona tamy ny maty, ary ny momba ny tenanareo ho fiasany ny marina ho an' Andriamanitra.
14 Fa ny ota tsy hanapaka anareo: fa tsy mba eo ambany ny lalàna hianareo, f' eo ambany ny fahasoavana.
15 Ahoana àry? hanota v' isikia, satria tsy eo ambany ny lalàna, f' eo ambany ny fahasoavana, isikia? Sanatria izany.
16 Tsy fantatrareo va, f' izay atolotrareotena ho mpanompo hanaraka, dia mpanompony izay arahinareo hianareo: na ota ho fahafatesana, na fanarahana ho fahamarinana?
17 F' isaoran' Andriamanitra anie, na dia efa mpanompo ny ota hianareo, fa ny fonareo efa nanaraky ny fombany ny fampianarana izay no torina taminareo.
18 Ary raha vao afaka tamy ny ota hianareo, dia mpanompo ny fahamarinana hianareo.
19 Izaho miteny araky ny fanaon' olona, noho ny halеminy ny nofonareo: fa tahaky ny natolotrareo ny momba ny tenanareo hanompo izay maloto sy meloka ho meloka; dia atolory ankehitriny toy izany koa ny momba ny tenanareo hanompo ny fahamarinana ho fahamasinana.
20 Fa, raha nanompo ny ota hianareo, dia afaka tamy ny fahamarinana hianareo.
21 Inona àry no vokatra azonareo taminy izay zavatra mahamenatra anareo ankehitriny? satria fahafatesana no farany izany zavatr' izany.
22 Fa ankehitriny efa afaka tamy ny ota hianareo, ary efa mpanompo an' Andriamanitra, ka manany ny vokatrareo ho fahamasinana, ary ny farany ho fiainana mandrakizay.
23 Fa fahafatesana no tambiny ny ota, ary fiainana mandrakizay no zavatr' omen' Andriamanitra amy ny alalany Iesio Kiraisity Tompontsikia.

## TOKO VII.

Tsy fantatrareo, ry rahalahy, (f' izaho miteny aminy izay mahalala ny lalàna,) fa ny

lalàna manapaky ny olona raha mbola velona izy?
2 Fa ny vehivavy izay manam-bady hazoniny ny lalàna ho any ny lahy, raha mbola velona izy; fa raha maty ny lahy, dia afaka amy ny lalàny ny lahy izy.
3 Ary dia hatao hoe mpisintaka izy, raha ampakarin' olon-kafa, dieny mbola velona ny lahy: fa raha maty ny lahy, dia afaka aminy izany lalàn' izany izy: ka tsy mba mpisintaka, anefa ampakarin' olon-kafa izy.
4 Ary toy izany, ry rahalahiko, efa maty hianareo kosa ho amy ny lalàna noho ny tenany Kiraisity; mba hampakariny ny hafa hianareo, dia Izay nitsangana tamy ny maty, mba hahavokarantsikia ho an' Andriamanitra.
5 Fa, raha nitoetra teo amy ny nofo isikia, ny filany ny ota, izay *no tairiny* ny lalàna, dia niasa teo anatiny ny momba ny tenantsikia hahavokatra ho fahafatesana.
6 Ary ankehitriny afaka tamy ny lalàna isikia, fa maty izay nihiazona antsikia; hanompoantsikia amy ny hahavaovaozampanahy, fa tsy amy ny hahelan-tsoratra.
7 Inona àry no ho lazaintsikia? Ota va ny lalàna? Sanatria izany. F' izaho tsy nahalala ny ota, raha tsy tamy ny lalàna: satria tsy fantatro ny fanirian-dratsy, raha tsy ny lalàna no nanao hoe, "Aza maniry zavatr' olona hianao."
8 Fa ny ota naka hery tamy ny didy, dia niasa teo anatiko ny fanirian-dratsy rehetra. Fa maty ny ota, raha tsy nisy lalàna.
9 Fa velona aho fahiny, tsy manan-dalàna: fa raha tonga ny didy, dia velona ny ota, ka dia maty aho.
10 Ary ny didy izay *nomena* ho fiainana, no azoko ho fahafatesana.
11 Fa ny ota naka hery tamy ny didy, dia namitaka ahy, ary izany no nahafaty *ahy*.
12 Ary masina tokoa ny lalàna, ary masina ny didy, sady marina, no tsara.
13 Ary ny tsara va no mahafaty ahy? Sanatria izany. Fa ny ota, mba hiseho ho ota, nampiasa ny tsara eo anatiko ho fahafatesana; mba hasehony ny didy ny fahotana ho ota indrindra.
14 F' isikia mahalala fa fanahy, ny lalàna: f' izaho nofo, namidiny ny ota.
15 F' izay ataoko, no tsy ekeko: f' izay sitrako, no tsy ataoko; f' izay halako, no ataoko.
16 Raha manao ny tsy sitrako, dia maneky aho fa tsara ny lalàna.
17 Fa ankehitriny tsy izaho intsony no manao izany, fa ny ota izay mitoetra eo anatiko.
18 (F' izaho mahalala fa tsy misy zavatsara mitoetra eo anatiko, dia eo anatiny ny nofoko;) fa ato amiko hiany ny sitraka; fa manao ny tsara no tsy hitako.
19 Fa ny tsara izay sitrako no tsy ataoko: fa ny ratsy izay tsy sitrako no ataoko.
20 Fa raha ny tsy sitrako no ataoko, tsy izaho intsony no manao izany, fa ny ota izay mitoetra eo anatiko.
21 Izaho dia mahita lalàna, fa raha tahanao ny tsara aho, dia ato amiko hiany ny ratsy.
22 Fa ny lalàn' Andriamanitra no ifaliako araky ny lehilahi-anaty:
23 F' izaho mahita lalàn-kafa eo anatiny ny momba ny tenako, miady amy ny lalàny ny saiko, ka mampanompo ahy ny lalàn' ota izay eo anatiny ny momba ny tenako.
24 Endrey, olo-mahantra aho! iza no hamonjy ahy amy ny tenany itoy fahafatesan' itoy?
25 Iesio Kiraisity Tompontsikia no isaorako an' Andriamanitra: ary ny saina hiany no ankatoavako ny lalàn' Andriamanitra: fa ny nofo, dia ny lalàn' ota.

## TOKO VIII.

Ary ankehitriny tsy misy fahamelohany ny miray aminy Kiraisity Iesio, izay tsy mandeha araky ny nofo, fa araky ny fanahy.
2 Fa ny lalàny ny Fanahin' aina aminy Kiraisity Iesio nahafaka ahy tamy ny lalàny ny fahotana sy ny fahafatesana.
3 Fa Andriamanitra nampandeha ny Zanany hitondra endriky ny nofo-ota, ary ny amy ny ota, dia nanameloky ny ota tamy ny nofo, izay tsy hainy ny lalàna, fa nalemy tamy ny nofo iny:
4 Mba ho tanteraka ny fahamarinany ny lalàna eo anatintsikia, izay tsy mandeha araky ny nofo, fa araky ny fanahy.
5 Ary izay manaraky ny nofo mihievitry izay zavatry ny nofo; f' izay manaraky ny fanahy, izay zavatry ny Fanahy.

6 Fa ny fihievitry ny nofo, dia fahafate-
sana; ary ny fihievitry ny fanahy, dia
fiainana sy fihiavanana.
7 Satria fandrafian' Andriamanitra ny
fihievitry ny nofo: fa tsy maneky ny
lalàn' Andriamanitra izany, indrindra fa
tsy hainy.
8 Ary tsy mahay mahafaly an' Andria-
manitra izay momba ny nofo.
9 Fa hianareo tsy momba ny nofo, fa
momba ny Fanahy, raha ny Fanahin' An-
driamanitra no mitoetra eo anatinareo. Fa,
raha misy tsy manany ny Fanahiny Kirai-
sity, tsy Azy izy.
10 Raha i Kiraisity no mitoetra eo ana-
tinareo, dia maty tokoa ny tena noho ny
ota; fa fiainana ny fanahy noho ny faha-
marinana.
11 Fa raha ny Fanahiny Izay nanangana
any Iesio tamy ny maty no mitoetra eo ana-
tinareo, dia ny Fanahiny Izay nanangana
any Kiraisity tamy ny maty, no hamelo-
many ny tenanareo meti-maty, fa mitoetra
eo anatinareo Izy.
12 Ary, ry rahalahy, tsy mpitrosa amy
ny nofo isikia, hiaina araky ny nofo.
13 Fa, raha miaina araky ny nofo hia-
nareo, dia ho maty hianareo: fa, raha ny
Fanahy no amonoanareo ny asany ny tena,
dia ho velona hianareo.
14 F' izay no tarihiny ny Fanahin' An-
driamanitra, no zanak' Andriamanitra.
15 Fa hianareo tsy nandray fanahi-mpa-
nompo mahatahotra; fa hianareo nandray
fanahi-zanaka-natsangana izay itarainantsi-
kia hoe, Aba, Ray.
16 Ny Fanahy mirai-filaza amy ny fana-
hintsikia, fa zanak' Andriamanitra isikia.
17 Ary raha zanaka, dia mpandova;
mpandova an' Andriamanitra, dia mpirai-
lova aminy Kiraisity; ary, raha miara-mia-
ritra aminy isikia, dia hiara-hanam-bonina-
hitra aminy koa isikia.
18 Satria ataoko, fa ny fiaretana aminy
izao andro ankehitriny izao tsy tokony ho
hoarina amy ny voninahitra izay haseho
amintsikia.
19 Fa ny hafatratry ny fanantenany izao
zava-mihietsikietsik' izao miandry ny fise-
hoany ireo zanak' Andriamanitra ireo.
20 Fa nampanekena ho zava-poana izao
zava-mihietsikietsik' izao, (tsy araky ny
sitra-pony, fa noho ny mpampaneky:)
21 Amy ny fanantenana f' izao zava-mi-
hietsikietsik' izao ho vonjena amy ny fa-
matorana sy ny fahamontsamontsanana, ho
amy ny fahafahana sy ny voninahitry ireo
zanak' Andriamanitra ireo.
22 Fa fantatray f' izao zava-mihietsikietsi-
kia rehetr' izao miara-mitaraina, sy miara-
minananana toy izay efa hiteraka, man-
drak' ankehitriny.
23 Ary tsy izany hiany, f' isikia koa,
izay manany ny santatry ny Fanahy, dia
isikia no mitaraina eo anatintsikia, mian-
dry ny fananganan' anaka, dia ny fanavo-
tany ny tenantsikia.
24 Satria fanantenana namonjena antsikia:
fa fanantenana hita, tsy mba fanantenana in-
tsony: f' izay hitan' olona, ahoana no ante-
nainy?
25 Fa raha manantena izay tsy mbola
hitantsikia, dia miandry amy ny faharetana
isikia.
26 Ary toy izany koa, ny Fanahy ma-
monjy ny fahalementsikia: fa tsy fanta-
tsikia izay tokony hangatahintsikia: fa ny
Fanahy no mangataka ho antsikia amy ny
fitarainana izay tsy azo tononina.
27 Ary Izay mandiniky ny fo, no maha-
lala izay hevitry ny Fanahy, f' Izy manga-
taka araky *ny sitra-pon'* Andriamanitra ho
any ny olo-masina.
28 Ary fantatsikia fa ny zava-drehetra mi-
ara-mahasoa izay tia an' Andriamanitra, dia
izay voa antso araky ny fisainana rahateo.
29 F' izay fantany rahateo, no tendreny
koa hitovi-endrikia amy ny Zanany, mba ho
lahi-matoa eo amy ny rahalahy maro Izy.
30 Ary izay no tendreny, no nantsoiny
koa: ary izay nantsoiny, no nahitsiny koa:
ary izay nahitsiny, no nankalazainy koa.
31 Inona àry no ho lazaintsikia aminy
izany? Raha Andriamanitra no antsikia,
iza no hanohitra antsikia?
32 Izay tsy niaro ny Zanani-lahy, fa na-
tolony hisolo antsikia rehetra, tsy homeny
antsikia miaraka aminy maimaim-poana
koa va ny zava-drehetra?
33 Iza no hiampanga ny olom-pidin' An-
driamanitra? Andriamanitra, Izay mani-
tsy, va?
34 Iza no mahameloka? I Kiraisity,
Izay efa maty, va? Dia Izay efa nitsangana
va? Izay mitoetra eo amy ny tànan' anka-
vanan' Andriamanitra va? Izay mangata-
ka ho antsikia koa va?
35 Iza no hahasaraka antsikia amy ny

 

fitiavany Kiraisity? fahoriana va, sa fahan-
trana, sa fanenjehana, sa mosary, sa fitan-
jahana, sa loza, sa sabatra?
36 Araky ny voa soratra hoe, "Fa ny
Anao no namonoana anay ambarak' alina;
voa isa toy ny ondry ho vonoina izahay."
37 Eny, na dia izany rehetr' izany, ma-
noatra noho ny mpandresy isikia amy ny
alalany Izay tia antsikia.
38 Fa matoky aho, fa na fahafatesana,
na fiainana, na anjely, na fanjakana, na
hery, na zavatra ankehitriny, na zavatra
ho avy,
39 Na ny ambony, na ny ambany, na dia
izao zava-mihietsikietsik' izao aza, tsy ha-
hasaraka antsikia amy ny fitiavan' Andria-
manitra, izay eo aminy Iesio Kiraisity
Tompontsikia.

## TOKO IX.

I KIRAISITY no vavolombeloko fa milaza
ny marina, tsy mandaingia aho, ary ny
fieritreritro manambara miaraka amy ny
Fanahy Masina,
2 Fa mafy ny alaheloko, ka tsy mety
mitsahatra ny fahoriany ny foko.
3 F' izaho aza naniry ho zononina mba ho
afaka aminy Kiraisity noho ny rahalahiko,
havako araky ny nofo:
4 Izay olon-Isiraely; izay manany ny fa-
nanganan' anaka, sy ny voninahitra, sy ny
fanekena, sy ny lalàna izay nomena, sy ny
fivavahana, ary izay teni-nomena;
5 Any izay ny razana, k' izay nihiaviany
Kiraisity araky ny nofo, Izay amboniny
izy rehetra, Andriamanitra finaritra man-
drakizay. Amena.
6 Ary tsy mety ho foana ny tenin' An-
driamanitra. Fa tsy Isiraely izay rehetra
avy aminy Isiraely:
7 Ary tsy zanaka izy rehetra, sangy za-
naky Abirahama izareo; fa "eo aminy
Isaka no hantsoina ny zanakao."
8 Izany hoe, tsy ny zanaky ny nofo no
zanak' Andriamanitra; fa ny zanaky ny
teni-nomena no isaina ho zanaka.
9 F' izany no filazany ny teni-nomena
hoe, "Ho avy aho araky ny andro anio,
dia hanan' anaka-lahy Sara."
10 Ary tsy izany hiany; f' i Rebeka kosa
nanan' anaka tamy ny anankiray, dia ta-
miny Isaka raintsikia;
11 Fa, raha tsy mbola teraka *ny zaza*,
ka tsy mbola nanao soa na ratsy, (mba hi-
toerany ny fisainan' Andriamanitra araky
ny fifidianana, tsy araky ny asa, fa araky
Izay miantso:)
12 Izany natao tamin-dravehivavy hoe,
"Ny zoky hanompo ny zandry;"
13 Araky ny voa soratra hoe, "Iakôba
no tiako, f' i Esao no halako."
14 Inona àry no ho lazaintsikia? Misy
tsi-marina va aminy Andriamanitra? Sa-
natria izany.
15 Fa hoy Izy aminy Môse, "Izaho ha-
mindra-fo aminy izay hamindrako-fo, ary
izaho hiantra izay hiantrako."
16 Ary tsy avy amy ny maniry, na amy
ny mihiazakazaka izany, fa amin' Andria-
manitra Izay mamindra-fo.
17 Fa hoy ny Soratra *Masina* aminy Fa-
raô, "Izany no nanandratako anao, mba
hasehoko eo anatinao ny heriko, ary mba
hambarany ny anarako eo amy ny tany re-
hetra."
18 Ary izay tiany no amindrani-fo, ary
izay tiany no anasarotany.
19 Hianao dia hanao amiko hoe, Nahoana
Izy no manome tsiny hiany? F' iza no na-
nohitry ny sitra-pony?
20 Tsy izany, ralehilahy, f' iza moa hia-
nao izay mandahatra hamaly an' Andria-
manitra? Izay zavatra voa forona va,
hilaza aminy izay namorona hoe, Nahoana
hianao no nanao ahy toy izany?
21 Ny mpanefi-vilany va tsy manana fa-
hefana amy ny tany manga, fa vongany
anankiray hiany no anavany ny lovia
anankiray ho hajaina, ary ny anankiray ho
tevatevaina?
22 Fa Andriamanitra, raha tahaneho ny
fahatezerany, ary tahampahafantatry ny he-
riny, dia nandefitr' ela tamy ny faharetana
be ny fanaky ny fahatezerana voa voatra
ho simbana:
23 Ary mba hampahafantatry ny harem-
boninahiny amy ny fanaky ny famindram-
po, izay namboariny rahateo hanam-bo-
ninahitra,
24 Dia amintsikia izay nantsoiny, tsy avy
amy ny olon-Iodaia hiany, fa avy amy ny
Eteny koa:
25 Dia tahaky izay no lazainy eo aminy
Osea hoe, "Izaho hiantso izay tsy oloko
ho oloko; ary izay tsy malala ho malala:
26 Ary dia ho amy ny fitoerana izay ni-
lazana taminy hoe, Hianareo tsy oloko;

dia any no hiantsoana azy hoe, zanak' Andriamanitra mahavelona."
27 Ary Esaia miantso any Isiraely hoe, "Na dia toy ny fasikia an-dranomasina ny isany ny zanaky Isiraely, ny tavela hiany no ho vonjena:
28 F' Izy hahavita sy hamohy raharaha amy ny fahamarinana: f' Iehôvah hamohy raharaha eo ambony ny tany:"
29 Dia toy izay no lazainy Esaia fahiny, "Raha tsy Iehôvah Tompony ny maro no namela zanaka ho antsikia, dia tahaka any Sodoma ka nanahaka any Gomora isikia."
30 Ahoana àry no ho lazaintsikia? Fa ny Eteny, izay tsy nanaraka fahamarinana, dia nahazo fahamarinana, dia ny fahamarinana izay avy amy ny finoana.
31 F' Isiraely, izay nanaraky ny lalàny ny fahamarinana, tsy nahazo ny lalàny ny fahamarinana.
32 Ahoana àry? Satria tsy finoana, fa ny asany ny lalàna *no nitadiavany izany*. F' izany vato mahatafintohin' izany no nahatafintohina azy;
33 Araky ny voa soratra hoe, "Indro, izaho mametraka vato mahatafintohina, sy vatolampy mahasolafaka, any Ziôna; ary tsy ho menatra izay rehetra mino Azy."

## TOKO X.

Ry rahalahy, ny iriny ny foko, sy ny angatahiko amin' Andriamanitra ho any Isiraely, mba ho vonjena izareo.
2 F' izaho no vavolombelony fa mazoto amin' Andriamanitra izareo, fa tsy araky ny fahalalana.
3 F' izareo tsy nahalala ny fanitsian' Andriamanitra, dia nitady hanitsi-tena, ka tsy naneky ny fanitsian' Andriamanitra.
4 F' i Kiraisity no antony ny lalàna ho fanitsiany izay rehetra mino.
5 F' i Môse manambara ny fahamarinana izay avy amy ny lalàna, "Fa ny olon' izay manao izany zavatr' izany no ho velony izany."
6 Fa ny fanitsiana izay avy amy ny finoana, manao izany hoe, "Aza milaza eo am-ponao hoe, Iza no hiakatra any an-danitra?" (izany hoe, mba hampidina any Kiraisity:)
7 "Sa, Iza no hidina any amy ny lalina?" (izany hoe, mba hampitsangana any Kiraisity amy ny maty.)
8 Fa ahoana no lazainy izany? "Ny teny akekinao, dia eo am-bavanao, ka eo amponao:" (izany hoe, ny teniny ny finoana izay no torinay;)
9 Fa raha hianao no haneky any Iesio Tompo amy ny vavanao, ka hino amy ny fonao fa Andriamanitra nanangana Azy tamy ny maty, dia ho vonjena hianao.
10 Fa ny finoany ny fo no ahazoam-panitsiana; ary ny fanekeny ny vava no ahazoam-pamonjena.
11 Fa hoy ny Soratra *Masina*, "Tsy ho menatra izay rehetra mino Azy."
12 Fa tsy misy hafa, na olon-Iodaia na olon-Girikia; f' iray Tompony izy rehetra, Izay mampanan-karena izay rehetra miantso Azy.
13 Fa, "izay rehetra hiantso ny anarany ny Tompo no ho vonjena."
14 Hataony ahoana no fiantso Izay tsy ninoany? ary hataony ahoana no fino Izay tsy nihainoany? ary hataony ahoana no fihaino, raha tsy misy mpitory?
15 Ary ataony ahoana no fitory, raha tsy misy nirahina? araky ny voa soratra hoe, "Akory ny hatsara-tarehiny ny tongotry lehy mitory fihiavanana, ka mitory zavatsoa!"
16 Fa tsy naneky ny filazantsara izy rehetra. Fa hoy Esaia, "Iehôvah ô, iza no nino ny filazanay?"
17 Dia avy amy ny fihainoana ny finoana, ary avy amy ny tenin' Andriamanitra ny fihainoana.
18 Fa hoy izaho, Tsy nandre v' izareo? Eny tokoa, "ny feony nahatratry ny tany rehetra, ary ny teniny nihiatramy ny farany izao tontolo izao."
19 Fa hoy izaho, Tsy efa nahalala v' Isiraely? I Môse nanao hoe am-boalohany, "Izay efa tsi-firenena hampialonako anareo, ary ny firenen-tsi-hendry hampahatezerako anareo."
20 Fa sahisahy mihitsy Esaia, ka hoy izy, "Izaho hitany izay tsy nitady Ahy; Izaho fantatry izay tsy nanontany Ahy."
21 Fa hoy izy taminy Isiraely, "Mandrak' alina no naninjirako ny tànako tamy ny olona, sady tsy manaraka, no manohitra."

## TOKO XI.

Dia hoy izaho, efa narian' Andriamanitra va ny olony? Sanatria izany: f' izaho

kosa mba olon-Isiraely, zanaky Abirahama,
avy amy ny fireneny Beniamina.
2 Andriamanitra tsy nanary ny olony
izay efa fantany rahateo. Tsy fantatrareo
v' izay no nampilazany ny Soratra *Masina*
any Elia? manao ahoana ny filazany amin'
Andriamanitra hiampanga any Isiraely, ka
hoy izy,
3 "Iehôvah ô, efa namono ny mpaminani-
nao, k' efa nandrava ny fivoadianao izareo;
ary izaho irery no tavela, ary mitady ny
aiko izareo?"
4 Fa manao ahoana no famalin' Andria-
manitra? "Izaho efa niaro fito arivo lahy
ho Ahy, izay tsy nandohalikia taminy Bala."
5 Dia toy izany koa aminy izao andro
ankehitriny izao, misy tavela hiany araky
ny fifidianam-pahasoavana.
6 Fa raha avy amy ny fahasoavana, dia
tsy mba avy amy ny asa intsony: raha
izany, dia tsy fahasoavan' intsony. Fa raha
avy amy ny asa, dia tsy mba avy amy ny
fahasoavan' intsony: raha izany, dia tsy
asa intsony.
7 Inona àry? Isiraely tsy nahazo izay
no tadiaviny: f' izay no fidina no nahazo,
fa nihiasarotra ny sisa,
8 (Araky ny voa soratra hoe, "Andria-
manitra efa nanome azy fanahy matoritory,
maso mba tsy hahitany, ary sofina mba tsy
handrenesany,") mandrak' andro any.
9 Ary hoy Davidy, "Aoky ny lataba-
trany ho fandrikia aman-tonta, ary ho
fahatafintohinana, sy ho famaliana azy:
10 Aoka ho jamba ny masony, tsy hahita,
ka hamokoka mandrakariva izareo."
11 Dia hoy izaho, Efa tafintohina mba ho
lavo v' izareo? Sanatria izany: fa ny
fandavoany no famonjeny ny Eteny; mba
hampialona azy.
12 Ary raha *nody* hareny izao tontolo
izao ny halavony, ary *nody* hareny ny
Eteny ny hakelezany; mainkia ny hafe-
nony.
13 Fa miteny aminareo Eteny aho; satria
apositoliny ny Eteny aho, dia mankalaza
ny asako;
14 Rahamah azo akory aho hampialony
ny mifanapa-tsinay amiko, mba hamonjeko
ny sasany.
15 Fa raha ny fanariany no fihiavanany
izao tontolo izao, tsy ho fiainana amy ny
maty va ny fandraisany?
16 Fa raha masina ny voaloham-bokatra,
dia masina koa ny tena: ary raha ma-
sina ny fakany, dia masina koa ny sampany.
17 Ary raha no jinjana ny sampany sa-
sany, ary hianao, izay manahaky ny hazo-
oliva maniry ho azy, atsofoka eo anatiny,
ary miara-mahazo ny fakany sy ny hatsa-
rany ny hazo-oliva hianao;
18 Aza mirehareha amy ny sampany: fa
raha mirehareha hianao, tsy hianao no mi-
tondra ny fakany, fa ny fakany, anao.
19 Ary dia hanao hoe hianao, Ny sam-
pany no jinjana hanofohana ahy.
20 Marin' izany; ny tsi-finoana no na-
nariana azy, ary ny finoana no itoeranao.
Aza mirehareha, fa matahora:
21 Fa raha tsy navelan' Andriamanitra
ny sampany izay momba ny fakany, tan-
dremo fandroa tsy havelany hianao kosa.
22 Ary, indro ny fahatsaran' Andriama-
nitra sy ny fahatezerany: aminy izay lavo,
dia fahatezerana; fa aminao, dia fahatsa-
rana, raha mitoetra eo amy ny fahatsarana
hianao: raha tsy izany, dia ho jinjana hianao
kosa.
23 Ary izareo kosa no hatsofoka, raha
tsy mitoetra eo amy ny tsi-finoana; fa An-
driamanitra mahatsofoka azy indray.
24 Fa raha hianao no jinjana tamy ny
hazo-oliva izay maniry ho azy, ka natso-
foka tamy ny hazo-oliva tsara, tsy araky ny
fombany: mainkia izay *sampany* araky
ny fombany hatsofoka amy ny hazon' oliva
hiany.
25 Fa tsy tiako, ry rahalahy, fa tsy ho
fantatrareo izany zava-tsaro-pantarin' izany,
(fandroa hanao-tena ho hendry hianareo;)
f' efa misy fahasarotana nanjo ny olon-
Isiraely sasany, mandra-piditra ny hafenony
ny Eteny.
26 Ary dia ho vonjena avokoa Isiraely
rehetra, araky ny voa soratra hoe, "Hi-
voaka any Ziôna ny Mpanafaka, ary Izy
hampiala ny fanahi-ratsy aminy Iakôba:
27 F' izany no ho fanekeko aminy, raha
hanesotry ny fahotany aho."
28 Ny amy ny filazantsara, dia fahavalo
noho ny anareo izareo; fa ny amy ny fifi-
dianana, dia malala noho ny razana izareo.
29 Fa ny fanomezan-drehetra sy ny fian-
tsoan' Andriamanitra tsy misy hanenenana.
30 Fa manahaka anareo tsy nino an' An-
driamanitra fahiny, anefa ny tsi-finoany
ireny no nahazoanareo famindram-po anke-
hitriny;

31 Dia toy izany kosa ankehitriny ireny tsy nino, ka ny famindram-ponareo no hahazoany famindram-po.
32 Fa Andriamanitra nanidy azy rehetra tamy ny tsi-finoana, mba hamindrani-fo aminy izao rehetr' izao.
33 Endray, ny halaliny ny harena, sy ny fahendrena, ary ny fahalalan' Andriamanitra! ny fitsarany tsi-hita-lany, ary ny làlany tsi-hita-farany!
34 F' "iza no nahalala ny sainy Iehôvah? ary iza no nanolo-tsaina Azy?"
35 Sa iza no nanome Azy aloha, hamaliana azy indray?
36 F' Izy no nihiaviany, ary Izy no ihiazonany, ary Izy no antony izao zava-drehetr' izao: Izy no homem-boninahitra mandrakizay anie. Amena.

## TOKO XII.

Ary mangataka aminareo aho, ry rahalahy, noho ny famindram-pon' Andriamanitra, mba hatolotrareo ny tenanareo ho fanalamboady velona, masina, sitrak' Andriamanitra, dia fanompoana mety hataonareo izany.
2 Ary aza manaraky ny fanaony izao tontolo izao: fa miovà amy ny fiovany ny sainareo, hahafantaranareo izay sitra-pon' Andriamanitra, dia tsara, sady mamy no marina.
3 Fa mampilaza ahy amy ny olon-drehetra izay eo aminareo, ny fahasoavana izay nomena ahy, aza mihievi-tena mihoatra noho izay tokony ho heveriny; fa mihievera marina, araky ny ohatry ny finoana, izay nomen' Andriamanitra any ny olon-drehetra.
4 F' isikia manan-java-maro, momba ny tena iray, fa tsy mitovy asa izay rehetra momba ny tena:
5 Toy izany kosa isikia, kanefa maro, dia tena iray hiany eo anatiny Kiraisity, ary samy miara-momba ny tena isikia rehetra.
6 Ary satria samy manana fahaizan-tsamihafa isikia, araky ny fahasoavana izay nomena antsikia, na ny faminaniana, dia aoka hatao araky ny ohatry ny finoana;
7 Sa ny fanompoana, aoka ho amy ny fanompoana; sa izay mampianatra, aoka ho amy ny fampianarana;
8 Sa izay mananatra, aoka ho amy ny fananarana; izay manome, aoka ho amy ny tsi-fiangarana; izay manapaka, aoka ho amy ny fahazotoana; izay mamindra-fo, aoka ho amy ny fifaliana,
9 Aoky ny fitiavana ho amy ny tsi-fihiatsarambelatsihy: manohera ny ratsy; mireketa amy ny tsara.
10 Mifankatiava araky ny fifankatiavampirahalahy; mifanomeza voninahitra;
11 Aza malaina amy ny raharaha; mazotoa amy ny fanahy, manompo ny Tompo.
12 Mifalia amy ny fanantenana; mandefera amy ny fahoriana; mahareta amy ny fivavahana;
13 Miantrà ny olo-masina araky izay ilainy; mampiandranoa olona.
14 Misaora izay manenjikia anareo; misaora, ary aza manozona.
15 Miaraha mifaly aminy izay mifaly, ary miaraha mitomany aminy izay mitomany.
16 Mifampiraisa saina. Aza mihievitry izay hireharehana, fa manetrè-tena amy ny malahelo. Aza manao-tena ho hendry hianareo.
17 Aza mifamaly ratsy hianareo. Amboary izay zava-marina eo imasony ny olon-drehetra.
18 Raha azo hatao, atavy izay zakanareo hihiavanana amy ny olon-drehetra.
19 Ry lehy malala, aza mamaly ratsy, fa omeo fitoerana ho any ny fahatezerana: fa voa soratra hoe, "Ahy ny famaliana; Izaho no hamaly, hoy Iehôvah."
20 Ary raha noana ny fahavalonao, omeo hanina izy; raha mangetaheta izy, omeo ho sotroiny: fa raha manao izany hianao, dia hanambatra vain' afo ho eny an-dohany hianao.
21 Aza mba mety ho reseny ny ratsy hianao, fa aoka handreseny ny soa, ny ratsy.

## TOKO XIII.

Aoky ny olon-drehetra haneky ny fahefandehibe. Fa tsy misy fahefana afa tsy ny avy amin' Andriamanitra: fa ny fahefan' izay isiana voa tendrin' Andriamanitra.
2 Ary izay manohitry ny fahefana manohitry ny didin' Andriamanitra: ary izay manohitra dia handray ny fampijaliany.
3 Fa ny mpanapaka tsy tahotry ny manao soa, fa ny manao ratsy. Ary tianao va tsy hatahotry ny fahefana? atavy izay soa, dia hahazo dera aminy izany hianao:
4 Fa mpanompo an' Andriamanitra izy, hahatsara anao. Fa matahora, raha manao ratsy hianao; fa tsy mitondra ny sabatra

foana izy: f' izy mpanompo an' Andria-
manitra, mpamaly handatsaka fahatezerana
aminy izay manao ratsy.
5 Ary tsy maitsy maneky hianareo, tsy
noho ny fahatezerana hiany, fa noho ny
fieritreretana koa.
6 F' izany andoavanareo hetra hiany: fa
mpanompo an' Andriamanitra izareo, mi-
tandriny izany zavatr' izany indrindra man-
drakariva.
7 Ary mandoava ny trosa amy ny olon-
drehetra: hetra ho any izay andoavan-ketra;
fadin-tseranana ho any izay andoavan-fadin-
tseranana; tahotra ho any izay atahorana;
voninahitra ho any izay omem-boninahitra.
8 Aza mitrosa amy ny olona akory, afa
tsy fifankatiavana: f' izay mifankatia no
mankato ny lalàna.
9 Satria izany, "Aza manintaka hianao,
Aza mamono olona hianao, Aza manga-
latra hianao, Aza miampanga laingia hia-
nao, Aza maniry zavatr' olona hianao;"
ary raha misy didy hafa, dia efa omby
aminy izany teny izany hoe, "Tiava ny na-
manao tahaky ny tenanao.
10 Ny fitiavana tsy manisy ratsy ny na-
many: ary ny fitiavana no fahatanterahany
ny lalàna.
11 Ary izany, fa mahafantatry ny taona,
fa ankehitriny izao efa tokony hifoha amy
ny fatoriana isikia: fa ankehitriny ny fa-
monjena antsikia akekikeky kokoa noho ny
andro ninoantsikia.
12 Efa lasan-davitra ny alina, k' efa
omby akeky ny andro: ary aoka harian-
tsikia ny asany ny maizina, sy hitafiantsikia
ny fiadiany ny mazava.
13 Aoky isikia hitondra-tena marina toy
ny amy ny andro; tsy amy ny fahajejoana
na ny fahamamoana, tsy amy ny fisokoana,
na amy ny filan-dratsy, tsy amy ny fanohe-
rana, na amy ny fialonana.
14 Fa tafio any Iesio Kiraisity Tompo, ary
aza mikieli-aina *hahatanteraky* ny filany ny
nofo.

## TOKO XIV.

ARY raiso ny malemi-finoana, fa tsy ho
amy ny teny ifandirana.
2 Ny anankiray mino fa mahazo mihi-
nany ny zava-drehetra izy; ary ny anan-
kiray malemy, mihinana anana hiany.
3 Aoky tsy hanaratsy ny tsy mihinana
ny mihinana; ary aoky tsy hitsara ny mi-
hinana ny tsy mihinana: f' efa nandray
azy Andriamanitra.
4 Iza moa hianao izay mitsara ny mpa-
nompo ny olon-kafa? ny tompony no
itoerany na ahalavoany. Eny, izy baha-
toetra: fa mahampahatoetra azy Andria-
manitra.
5 Ny anankiray manao ny andro ananki-
ray mihoatra noho ny sasany: ary ny
anankiray manao ny andro rehetra mitovy.
Aoka samy hatoky tsara an-tsainy avy ny
olon-drehetra.
6 Ny mitandriny ny andro, dia mitandrina
ho any ny Tompo; ary ny tsy mitandriny
ny andro, dia tsy mitandrina ho any ny
Tompo. Ny mihinana, dia mihinana ho
any ny Tompo, fa misaotra an' Andriama-
nitra izy; ary ny tsy mihinana, dia tsy mi-
hinana ho any ny Tompo, anefa misaotra
an' Andriamanitra hiany izy.
7 Fa samy tsy misy velon-ko-azy isikia,
ary samy tsy misy maty ho azy isikia.
8 Fa raha velona isikia, dia velona ho
any ny Tompo; ary raha maty isikia, dia
maty ho any ny Tompo: ary na velona na
maty isikia, dia ho any ny Tompo isikia.
9 F' izany no nahafatesany Kiraisity
sy nitsanganany, ary nahavelomany, mba
ho Tompony ny maty sy ny velona
Izy.
10 Fa nahoana hianao no mitsara ny ra-
halahinao? sa nahoana hianao no mana-
ratsy ny rahalahinao? fa hiseho eo amy ny
fitsarany Kiraisity isikia rehetra.
11 Fa voa soratra hoe, "Raha velona aho,"
hoy Iehôvah, "ny lohalikia rehetra hande-
halikia amiko, ary ny lela rehetra haneky
an' Andriamanitra."
12 Ary samy hilaza amin' Andriamanitra
izay nataon-tena isikia rehetra.
13 Ary, aza mifampitsara intsony isikia:
fa aleo mitsara izany, mba tsy hasianareo
fandavoana na fahatafintohinana eo amy ny
alehan-drahalahy.
14 Izaho mahalala, fa nampaneky ahy
Iesio Tompo, fa tsy misy maloto ho azy:
f' izay manao zavatra ho maloto, dia ma-
loto ho azy hiany izany.
15 Fa raha mampalahelo ny rahalahinao
ny fihinanao, tsy mbola manaraky ny fitia-
vana hiany hianao. Aoky tsy hanimba azy
ny fihinanao, fa maty Kiraisity nisolo azy.
16 Aoka àry tsy mba ho tenenina ratsy
ny soa ataonareo:

17 Fa ny fanjakan' Andriamanitra tsy
mba fihinana, sy fisotro; fa fahamarinana,
sy fihiavanana, ary fifaliana avy amy ny Fa-
*nahy* Masina.
18 F' izay manompo any Kiraisity aminy
izany zavatr' izany no sitrak' Andriamani-
tra, sy derainy ny olona.
19 Ary aoky isikia hanaraky ny momba
ny fihiavanana, ary ny momba ny fifampia-
narana.
20 Aza manimba ny asan' Andriamanitra
noho ny hanina. Madio tokoa ny zava-
drehetra; fa ratsy ho any ny olona izay mi-
hinana amy ny fahatafintohinana.
21 Tsy tsara izany, na mihina-nofo, na
misotro divay, na *manao* izay zavatra ha-
hatafintohina, na hahalavo, na hahalemy ny
rahalahinao.
22 Manam-pinoana va hianao? hazony
ho anao eo anatrehan' Andriamanitra *izany.*
Finaritra izay tsy manamelo-tena aminy
izay zavatra ekeny.
23 Ary ny miahanahana dia meloka raha
homana izy, satria *homana* tsy amy ny fato-
kiana: fa ota izay rehetra tsy avy amy ny
atokiana.

## TOKO XV.

ISIKIA izay matanjaka tokony hitondra
y fahosany ny malemy, ka tsy hahafali-
na isikia.
2 Aoky isikia rehetra hahafaly ny na-
any, ho fahatsarana sy fianarana.
3 F' i Kiraisity aza, tsy nahafali-tena;
, araky ny voa soratra hoe, "Nanjo Ahy
latsany izay nandatsa Anao."
F' izay rehetra voa soratra fahiny no
atana ho fianarantsikia, hahazoantsikia
antenana amy ny faharetana, sy ny fifa-
ny ny Soratra *Masina.*
Fa Andriamanitry ny faharetana sy ny
liana hanome anareo anie, ny fifampirai-
-kevitra araky ny any Kiraisity Iesio:
Mba hiraisanareo saina amam-bava
kalaza an' Andriamanitra, Rainy Iesio
aisity Tompontsikia.
Ary mifampandraisa hianareo, tahaky
andraisany Kiraisity antsikia kosa ho
nahitr' Andriamanitra.
Ary hoy izaho f' efa mpanompo amy
oa fora Iesio Kiraisity noho ny faha-
nan' Andriamanitra, hahato ny teni-
ena any ny razana:
9 Mba hankalazany ny Eteny an' Andria-
manitra noho ny famindram-po; araky ny
voa soratra hoe, "Izany hanekeko Anao
eo amy ny Eteny, sy hihirako ny ana-
ranao."
10 Ary hoy Izy indray, "Miaraha mi-
faly, hianareo Eteny, amy ny olony."
11 Ary koa, "Midera any Iehôvah hia-
nareo firenen-drehetra; ka mankalazà Azy
hianareo olon-drehetra.
12 Ary hoy Esaia koa, "Hisy fakany
Iesay, dia Izay hitsangana hanjaka amy
ny firenen-tsamihafa; Izy no hitokiany
ireny firenen' ireny.
13 Fa Andriamanitry ny fanantenana
anie hameno anareo mino, amy ny fifa-
lian-drehetra, sy ny fihiavanana, mba hitom-
boanareo amy ny fanantenana, noho ny
heriny ny Fanahy Masina.
14 Ary izaho mahazo am-po anareo to-
koa, ry rahalahiko, fa hianareo feno fahatsa-
rana, dia feno fahalalan-drehetra, ka mahay
mifampananatra koa.
15 Kanefa, ry rahalahy, dia nanoratra
sahisahy hiany ho aminareo aho, toy ny
mampahatsiaro anareo, noho ny fahasoa-
vana izay nomen' Andriamanitra ahy,
16 Mba ho mpanompo any Iesio Kirai-
sity eo amy ny Eteny aho, mitory ny fila-
zantsara an' Andriamanitra, mba handrai-
sany ny fanolotry ny Eteny rehefa naha-
masininy ny Fanahy Masina izany.
17 Ary, izaho manany izay hidokafako
eo aminy Kiraisity Iesio noho ny zava-
momba an' Andriamanitra.
18 F' izaho tsy sahy hilaza izay zavatra
tsy nampanavany Kiraisity ahy tamy ny
teny sy ny asa, mba hampaneky ny Eteny,
19 Dia tamy ny famantarana mahery sy
fahagagana, noho ny heriny ny Fanahin'
Andriamanitra; dia hatrany Ieriosalema,
ary manodidina hatrany Ilirikio, no tantera-
hiko *ny fitoriako* ny filazantsara any Kirai-
sity.
20 Ka dia efa nanao izay zakany ny aiko
aho hitory ny filazantsara, tsy eo aminy
izay niantsoana any Kiraisity hiany, fan-
droa hanangana ambony ny fanorenana
izay nataony ny sasany aho;
21 Fa araky ny voa soratra hoe, "Izay
tsy nilazana Azy hahita; ary izay tsy
nandre hahalala."
22 Ary izany no nanampona ahy mateti-
kia, hankany aminareo.

23 Ary ankehitriny, satria tsy misy itoe-
rako intsony eo aminy ireo tany ireo,
ary efa naniry ela hankany aminareo aho;
24 Dia hamangy anareo aho raha man-
kany Sipania aho; fa manantena hahita
anareo amy ny alehako aho, ka hateri-
nareo ho any aho, rehefa tafahaona aloha
hifaly aminareo aho.
25 F' izaho hankany Ieriosalema anke-
hitriny, hanompo ny olo-masina.
26 F' efa sitra-pony ny any Makedonia
sy Akaia hanome vola hiantra ny olo-
masina, izay malahelo any Ieriosalema.
27 F' efa sitra-pony tokoa; ary mpitrosa
aminy izareo. Fa raha ny Eteny no
niombony ny zava-panahy niaraka taminy,
dia tokony hanompo azy kosa izareo amy
ny zava-momba ny nofo.
28 Ary rehefa vitako izany, k' efa nato-
lotro azy soa aman-tsara izany vokatra na-
tokan' izany, dia hankany aminareo, raha
mankany Sipania aho.
29 Ary fantatro fa, raha mankany amina-
reo aho, dia hankany amy ny hafenony ny
fitahiany ny filazantsara any Kiraisity aho.
30 Ary izaho miangavy aminareo, ry raha-
lahy, noho ny any Iesio Kiraisity Tompon-
tsikia, sy ny fitiavany ny Fanahy, mba
hiarahanareo amiko hahery hangataka
amin' Andriamanitra hahasoa ahy;
31 Mba ho vonjena aho amy ny tsy
mino any Iodaia; ary mba hankasitrahany
ny olo-masina izay fanompoana hataoko
any Ieriosalema;
32 Mba hankanesako aminareo amy ny
fifaliana, raha sitra-pon' Andriamanitra, ary
mba hiarahantsikia hifaly.
33 Ary ho aminareo rehetra anie Andria-
manitry ny fihiavanana. Amena.

## TOKO XVI.

Indro, i Foiby anabavinay mpanompo ny
fiangonana, izay any Kenkerea, atolotro
anareo;
2 Mba ho raisinareo eo amy ny Tompo
izy, toy izay mendriky ny olo-masina, ary
mba hampianareo izy amy ny raharaha
izay ilany anareo: f' izy namonjy ahy am-
bany ny maro koa.
3 Veloma aminy Pirisikila sy Akila
mpiara-miasa amiko, eo aminy Kiraisity
Iesio:
4 (Izy mivady nanolotry ny tendany ha-
monjy ny aiko: tsy izaho hiany no misao-
tra azy, fa ny fiangonan-drehetra eo amy
ny Eteny koa.)
5 Ary *veloma* amy ny fiangonana, izay
eo an-tranony. Veloma aminy Epaineto,
malalako, izay voaloham-bokatra any Akaia,
ho any Kiraisity.
6 Veloma aminy Maria, izay nikieli-aina
fatratra ho anay.
7 Veloma aminy Androniko sy Ionia,
havako sy namako niara-nifatotra tamiko,
izay malaza eo amy ny apositoly, ka niray
taminy Kiraisity talohako.
8 Veloma aminy Ampilia, malalako eo
amy ny Tompo.
9 Veloma aminy Oribano mpiara-miasa
aminay eo aminy Kiraisity, sy Sitaky ma-
lalako.
10 Veloma aminy Apely ankasitrahana eo
aminy Kiraisity. Veloma aminy izay fehi-
ny Arisitobolo.
11 Veloma aminy Herodiôna havako.
Veloma aminy izay fehiny Narikiso izay eo
amy ny Tompo.
12 Veloma aminy Trofaina sy Trofôsa,
izay miasa eo amy ny Tompo. Veloma
aminy Perisy malala, izay nikieli-aina fatra-
tra teo amy ny Tompo.
13 Veloma aminy Riofo no fidina eo amy
ny Tompo, ary amin-dreniny sy reniko.
14 Veloma aminy Asinkirito, i Felegôna,
i Herimasy, i Patroba, i Herimesy, ambany
ny rahalahiny avy.
15 Veloma aminy Filologo sy Iolia,
i Nireo, ary ny anabaviny, sy Olimpa, ary
ny olo-masin-drehetra izay eo aminy.
16 Mifanava veloma amy ny fanorohana
masina. Ny fiangonana maro any Kirai-
sity manao veloma anareo.
17 F' izaho mangataka aminareo, ry ra-
halahy, hitandriny izay mampisaraka sy
mahatafintohina, ka manohitry ny fampia-
narana, izay efa nianaranareo; ka mando-
sira ireny olon' ireny.
18 Fa tsy manompo any Iesio Kiraisity
Tompontsikia ireny, fa ny kibony hiany,
ary teny malefaka, sy filaza-soa no amita-
hany ny fony ny tsi-ari-saina.
19 Fa ny fanarahanareo efa niely tamy ny
olon-drehetra. Ary faly aho noho ny ana-
reo: fa tiako ho hendry hianareo aminy
izay tsara, ary tsy haninona aminy izay
ratsy.
20 Fa Andriamanitry ny fihiavanana ha-

norotoro any Satana faingiana eo ambany
ny tongotrareo. Ho aminareo anie ny
fahasoavany Iesio Kiraisity Tompontsikia.
Amena.
21 I Timoteo mpiara-miasa amiko, sy
Liokio, sy Iasôna, ary Sosipatro havako,
manao veloma anareo.
22 Izaho i Teritio izay nanoratry itoy episi-
toly itoy, manao veloma anareo eo amy ny
Tompo.
23 I Gaio ilehy nitoerako, sy ny fiango-
nan-drehetra, manao veloma anareo. I
Erasito ilehy mpandraharaha eo an-tanàna
manao veloma anareo, sy Koarito, raha-
lahy.
24 Ho aminareo rehetra anie ny faha-
soavany Iesio Kiraisity Tompontsikia.
Amena.
25 Ary ho any Izay mahampitoetra ana-
reo araky ny filazantsarako, sy ny fitoriana
any Iesio Kiraisity, (araky ny fanamba-
rany ny zava-tsaro-pantarina izay niafina
hatrizay nasian' izao tontolo izao,
26 F' efa naseho ankehitriny, noho ny
Soratra izay no soratany ny mpaminany,
araky ny didin' Andriamanitra Mandraki-
zay, nahafantarana any ny firenen-drehetra,
ho fanarahany ny finoana ;)
27 Ho an' Andriamanitra Izay hendry
hiany, anie no homem-boninahitra amy ny
alalany Iesio Kiraisity, mandrakizay man-
drakizay. Amena.

---

NY EPISITOLY VOALOHANY

NO SORATANY PAOLY APOSITOLY

# ANY NY OLON-KORINTO.

## TOKO I.

I Paolo, voa antso ho apositoliny Iesio
Kiraisity araky ny sitra-pon' Andriama-
nitra, ary Sositeny rahalahy,
2 Mamangy ny fiangonan' Andriamanitra,
izay any Korinto, izay no hasinina eo
aminy Kiraisity Iesio, izay voa antso ho
olo-masina, ambany izay rehetra eny ton-
tolo eny mivavaka amy ny anarany Iesio
Kiraisity Tompontsikia, (dia azy sy anay :)
3 Ho anareo anie ny fahasoavana, sy
fihiavanana avy amin' Andriamanitra Rain-
tsikia, sy Iesio Kiraisity Tompo.
4 Izaho misaotra an' Andriamanitro man-
drakariva ho anareo, noho ny fahasoavan'
Andriamanitra, izay nomena anareo tamy
ny alalany Iesio Kiraisity.
5 F' Izy no nampanana anareo harena
tamy ny zava-drehetra, dia tamy ny fano-
nonan-teny rehetra sy ny fahalalan-dre-
hetra:
6 Tahaky ny nampahatoavany ny filazana
any Kiraisity eo anatinareo :
7 Dia tsy latsaka amy ny fahaizan-drehe-
tra na kely akory hianareo, raha miandry
ny fisehoany Iesio Kiraisity Tompontsikia :
8 Izay hampitoetra anareo koa, hatramy
ny farany, mba tsy hananareo tsiny amy
ny androny Iesio Kiraisity Tompontsikia.
9 Mahatoky Andriamanitra, Izay nam-
piantso anareo ho amy ny fihiavanany Iesio
Kiraisity Zanany Tompontsikia.
10 Ary mangataka aminareo aho, ry raha-
lahy, noho ny anarany Iesio Kiraisity Tom-
pontsikia, mba hirai-teny hianareo rehetra,
ary mba tsy hisy fisarahana eo aminareo ;
fa mba hiraisanareo saina aman-kevitra
hiany.
11 F' efa nilaza tamiko ny eo an-tranony
Kiloy, ry rahalahiko, fa misy fifandirana eo
aminareo.
12 Ary izany no lazaïko, fa hianareo
samy manao hoe, Izaho any Paolo ; ary,
Izaho any Apolô ; ary, Izaho any Kifa ;
ary, Izaho any Kiraisity.
13 Voa zara v' i Kiraisity ? voa hombo
tamy ny hazo-fijaliana v' i Paolo nisolo
anareo ? sa natao-batisa tamy ny anarany
Paolo va hianareo ?

14 Izaho misaotra an' Andriamanitra, fa
tsy nisy nataoko batisa hianareo, afa tsy
Kirisipo sy Gaio;
15 Fandroa misy manao hoe, f' efa nanao-
batisa tamy ny anarako aho.
16 Ary efa nanao-batisa ny eo an-tranony
Sitefana hiany aho: afa tsy izay tsy hitako
izay nataoko batisa.
17 F' i Kiraisity tsy naniraka ahy hanao-
batisa, fa hitory ny filazantsara: tsy amy
ny fahendreny ny fitory, fandroa ho foana
ny hazo-fijaliany Kiraisity.
18 Fa ny fitoriany ny hazo-fijaliana, dia
fahadalana aminy izay no ho very; fa
herin' Andriamanitra amintsikia izay no ho
vonjena izany.
19 Fa voa soratra hoe, "Izaho hanimba
ny fahendreny ny hendry, ary hahafoany
ny fahalalany ny mahalala."
20 Aiza ny hendry? aiza ny mpanoratra?
aiza ny mpiadi-teny aminy izao tontolo
izao? tsy nataon' Andriamanitra ho faha-
dalana va ny fahendreny izao tontolo
izao?
21 Fa satria, araky ny fahendren' Andria-
manitra, fahendrena tsy mba nahalalany
izao tontolo izao an' Andriamanitra, dia
sitrak' Andriamanitra ny hadalany ny fito-
rian-teny amonjeny izay mino.
22 Kanefa ny olon-Iodaia mila famanta-
rana, ary ny olon-Girikia mitady fahen-
drena:
23 F' izahay mitory any Kiraisity Izay
voa hombo tamy ny hazo-fijaliana, fahata-
fintohinana amy ny olon-Iodaia, ary faha-
dalana amy ny olon-Girikia;
24 Fa aminy izay voa antso, na ny olon-
Iodaia, na ny olon-Girikia, Kiraisity herin'
Andriamanitra, sy fahendren' Andriama-
nitra.
25 Fa ny fahadalan' Andriamanitra hen-
dry noho ny an' olona; ary ny fahalemen'
Andriamanitra mahery noho ny an' olona.
26 Fa mahita ny fiantsoanareo hianareo,
ry rahalahy, fa tsy olon-kendry maro
araky ny nofo, tsy olo-malaza maro, tsy
andriandahy maro, *nantsoina*:
27 Fa Andriamanitra efa nifidy ny adala
eo aminy izao tontolo izao hahaveri-hevitra
ny hendry; ary Andriamanitra efa nifidy
ny malemy eo aminy izao tontolo izao ha-
haveri-hevitra ny mahery;
28 Ary ny fara-idina eo aminy izao ton-
tolo izao, ambany izay no tevatevaina, no
fidin' Andriamanitra, ary ny tsy misy, mba
hahafoany ny misy:
29 Mba tsy hisy nofo hahazo hireharehа
eo anatrehany.
30 F' Izy no nanavana anareo ho eo ana-
tiny Kiraisity Iesio, Izay nataon' Andria-
manitra ho antsikia fahendrena, sy fahama-
rinana, sy fahamasinana, ary fanavotana:
31 Mba hanaraky ny voa soratra hoe,
"Izay mandoka, aoky izy handoka eo ami-
ny Iehôvah."

## TOKO II.

Ary izaho, ry rahalahy, raha nankany ami-
nareo, tsy nankany amy ny hatsaran-teny,
sy fahendrena, raha nitory taminareo ny
filazana an' Andriamanitra.
2 Fa ninia aho, tsy hahafantatra zavatra
hafa eo aminareo, afa tsy any Iesio Ki-
raisity, sy ny nanomboana Azy tamy ny
hazo-fijaliana:
3 Ary izaho nitoetra teo aminareo tamy
ny fahalemena sy ny fatahorana, ary ny
fangovitana be.
4 Ary tsy fiteny fahendren' olona maha-
taona, fa ny fanehoany ny Fanahy sy hery,
nilazako sy nitoriako:
5 Mba ho tsy fahendreny ny olona, fa
ny herin' Andriamanitra, hitoerany ny finoa-
nareo.
6 Anefa milaza fahendrena eo amy ny efa
mahay izahay: fa tsy ny fahendreny izao
tontolo izao, na ny any ny andriany izao
tontolo izao, izay mety ho foana:
7 F' izahay milaza ny fahendren' Andria-
manitra dia zava-tsaro-pantarina, dia ny *fa-
hendrena* niafina, izay voa tendrin' Andria-
manitra taloha nasian' izao tontolo izao, ho
voninahitsikia:
8 Ka tsy nisy teo amy ny andriany izao
tontolo izao nahalala izany: fa raha naha-
lala izareo, dia tsy mba no homboany ny
Tompony ny voninahitra tamy ny hazo-
fijaliana.
9 Fa, araky ny voa soratra hoe, "Tsy
mbola hita-maso, ary tsy mbola ren-tsofina,
na dia niditra teo am-pon' olona, izay zava-
tra namboarin' Andriamanitra ho any izay
tia Azy."
10 Fa nampanambaran' Andriamanitra
ny Fanahiny antsikia: fa ny Fanahy ma-
mantatry ny zava-drehetra, dia ny zava-
dalin-tsaina an' Andriamanitra.

11 Fa olon' iza no mahalala ny any ny
olona, afa tsy ny fanahiny ny olona, izay eo
anatiny? dia toy izany ny an' Andriama-
nitra tsy fantatr' olona, fa ny Fanahin' An-
driamanitra hiany.
12 Ary izahay tsy nandray ny fanahiny
izao tontolo izao, fa ny fanahy izay avy
amin' Andriamanitra; mba ho fantatsikia
izay zavatra nomen' Andriamanitra antsikia.
13 Izany koa no lazainay, tsy amy ny
teny izay nampianariny ny fahendren' olo-
na, f' izay nampianariny ny Fanahy Ma-
sina; raha manohatry ny zava-panahy amy
ny zava-panahy izahay.
14 Fa ny olona ara-toe-tena tsy mandray
izay zavatry ny Fanahin' Andriamanitra:
fa ataony fahadalana izany, ary tsy azony
ho fantarina, fa ny Fanahy no ahafanta-
rany izany.
15 Fa ny olona manaraky ny Fanahy no
mahafantatry ny zava-drehetra, kanefa tsy
fantatry ny olona izy.
16 F' iza no nahafantatry ny sainy ny
Tompo, mba hampianatra Azy? Fa mana-
ny ny sainy Kiraisity izahay.

## TOKO III.

Ary izaho, ry rahalahy, tsy nahazo niteny
taminareo tahaky ny amy ny manaraky ny
Fanahy, fa tahaky ny aminy izay mana-
raky ny nofo, dia tahaky ny amy ny zaza-
bodo hiany eo anatiny Kiraisity.
2 Izaho efa namelona anareo tamy ny ro-
nono, fa tsy tamy ny hena: fa tsy nahate-
liny *izany* hianareo, ary tsy mbola maha-
telina mandrak' ankehitriny.
3 Fa mbola manaraky ny nofo hiany hia-
nareo: fa raha misy fialonana, sy fanohe-
rana, ary fisarahana, eo aminareo, tsy ma-
naraky ny nofo va hianareo, ary mandeha
tahaky ny fanaon' olona?
4 Fa raha hoy ny anankiray, Izaho any
Paolo, ary *hoy* ny anankiray kosa, Izaho
any Apolô; tsy manaraky ny nofo va hia-
nareo?
5 Ary iza no i Paolo, ary iza no i Apolô,
fa mpanompo izay ninoanareo, araky ny
nomeny ny Tompo ho anay avy?
6 Izaho namboly, i Apolô nandena; fa
Andriamanitra no nampitombo.
7 Ka dia tsy ho zavatra izay mamboly,
na izay mandena, fa Andriamanitra Izay
mampitombo.
8 Ary iray hiany ny mpamboly sy ny
mpandena: ary samy handray tamby iza-
hay araky ny asany avy.
9 Fa mpiara-miasa amin' Andriamanitra
izahay: dia saha asan' Andriamanitra, tra-
no rafitr' Andriamanitra hianareo.
10 Araky ny fahasoavana izay nomen'
Andriamanitra ahy, tahaky ny tompon-
drafitra mahay, nataoko ny fanorenana, ary
ny sasany manangana eo amboniny: fa
aoky ny olon-drehetra hitandriny izay
atsangany eo amboniny.
11 Fa tsy misy olona mahay manisy fa-
norenana, afa tsy izay nasiana, dia Iesio Ki-
raisity.
12 Ary raha misy manangana eo am-
boniny izany fanorenan' izany, volamena,
volafotsy, vato soa, hazo, bozaka, vodi-vary;
13 Ny asany ny olon-drehetra haseho:
fa ny andro no hanambara *izany*, fa afo
hahafantarany izany; ary ny afo no ha-
mantatry ny toetry ny asany ny olon-dre-
hetra.
14 Raha mitoetra ny asany ny olona,
izay natsangany teo amboniny, dia handray
tamby izy.
15 Raha ho dorana ny asany ny olona,
dia ho fatiantoka izy: f' izy tena no ho von-
jena; nefa dia toy ny amy ny afo hiany.
16 Tsy fantatrareo va, fa tempolin' An-
driamanitra hianareo, ary ny Fanahin' An-
driamanitra mitoetra eo anatinareo?
17 Raha misy manimba ny tempolin' An-
driamanitra, dia ho simban' Andriamanitra
kosa izy; fa masina ny tempolin' Andria-
manitra, dia hianareo izany.
18 Aza misy mamita-tena. Raha misy
eo aminareo manao-tena ho hendry aminy
izao tontolo izao, aoka ho adala izy mba
ho hendry.
19 Fa ny fahendreny izao tontolo izao,
dia fahadalana eo anatrehan' Andriama-
nitra; fa voa soratra hoe, "Izy mahazo
ny hendry amy ny fihiendreny."
20 Ary indray, "Ny Tompo mahalala,
fa zava-poana ny fihieverany ny hendry."
21 Ary, aza misy mankalaza olona. Fa
anareo ny zava-drehetra;
22 Na i Paolo, na i Apolô, na i Kifa, na
izao tontolo izao, na fiainana, na fahafate-
sana, na ny ankehitriny, na ny ho avy; dia
anareo izany rehetr' izany;
23 Ary hianareo any Kiraisity; ary Ki-
raisity an' Andriamanitra.

## TOKO IV.

AOKA hataon' olona ho toy ny mpanompo
any Kiraisity hiany izahay, sy ny mpitan-
driny ny zava-tsaro-pantarina an' Andria-
manitra.
2 Ary izany koa no mahamety mpitan-
drina, raha hita fa mahatoky izy.
3 Fa ataoko zavatra kely indrindr' izany,
na ho tsarainareo, na ho tsarain' olona aza
aho: fa tsy mitsara-tena aho.
4 Fa tsy hitako izay tsiniko, kanefa tsy
mahamarina ahy izany: fa ny Tompo no
mitsara ahy.
5 Ary, aza mitsara alohany ny fotoan' an-
dro, ambara-pihiaviny ny Tompo, Izay
hampiseho ny fiafenany ny maizina, ka
haneho ny fisainany ny fo; ka dia samy
hanan-dera amin' Andriamanitra avy izy
rehetra.
6 Ary izany zavatr' izany, ry rahalahy,
ataoko oha-teny hilaza ahy sy Apolô noho
ny anareo; mba hianaranareo aminay tsy
hihievitra mihoatra noho ny voa soratra,
mba tsy hisy hireharehanareo hankalaza
ny anankiray hanevetanareo ny namany.
7 F' iza no mampihoatra anao? ary inona
no ananànao, izay tsy no raisinao? fa raha
nandray hiany hianao, nahaoana hianao no
mirehareha toy izay tsy nandray?
8 Ary efa voky hianareo, ary efa nanan-
karena hianareo, efa nanjaka hianareo, ka
tsy niombina izahay: ary enga ka nanjaka
tokoa anie hianareo, hiarahantsikia hanjaka
hiany.
9 Fa ataoko fa nasehon' Andriamanitra
izahay apositoly farany, toy izay voa ten-
dry ho vonoina: fa natao izahay ho fitsin-
jovany izao tontolo izao, sy ny anjely, ary
ny olona.
10 Izahay dia adala noho ny any Kirai-
sity, fa hianareo hendry eo aminy Kiraisity;
izahay malemy, fa hianareo mahery; hia-
nareo manan-daza, f' izahay afa-baraka.
11 Mandrak' ankehitriny izany, dia noana,
sy mangetaheta, sy mitanjaka izahay, ary
voa tahamaina, ka tsy manan-kitoerana
izahay:
12 Ary mikieli-aina izahay, ka miasa
amy ny tànanay: raha haratsina, dia mi-
saotra izahay: raha enjehina, dia mande-
fitra izahay:
13 Raha ompana, dia mifona izahay:
izahay atao toy ny faditry izao tontolo
izao, mandrak' ankehitriny, dia faikany ny
zava-drehetra.
14 Izaho tsy manoratry izany zavatr' izany
hampahamenatra anareo, fa mananatra *ana-
reo* toy ny zana-malalako.
15 Fa na dia manana mpampianatra iray
alina eo aminy Kiraisity aza hianareo, tsy
maro ray hianareo: f' izaho no niteraka
anareo ho eo anatiny Kiraisity Iesio tamy
ny filazantsara.
16 Ary, izaho mangataka aminareo, mia-
nara ahy hianareo.
17 Izany no nanirahako any Timoteo ho
any aminareo, izay zana-malalako, sy ma-
hatoky, eo amy ny Tompo; izy hampahatsi-
aro anareo ny alehako, izay eo aminy Ki-
raisity, tahaky ny ampianarako ny fiango-
nan-drehetra eny tontolo eny.
18 Fa ny sasany miavonavona, toy ny tsy
mikiasa hankeo aminareo aho.
19 F' izaho hankeo aminareo faingiana,
raha sitra-pony ny Tompo, ary hahafan-
tatra, tsy ny fiteniny ny mpiavonavona,
fa ny hery.
20 Fa ny fanjakan' Andriamanitra tsy eo
amy ny fiteny, fa eo amy ny hery.
21 Inona àry no tianareo? izaho hankeo
aminareo amy ny tsora-kazo va, sa amy ny
fitiavana, sy ny falemem-panahy?

## TOKO V.

EFA niely be hiany, fa misy filan-dratsy eo
aminareo, ary filan-dratsy izay tsy mbola no
tononina, na dia eo amy ny Eteny aza, ka
misy anankiray naka ny vadin-drainy.
2 Ary hianareo niavonavona va? ary tsy
nampahalahelo anareo hiany v' izany, ka
tsy mba nampisarahinareo izay nanao izany
zavatr' izany taminareo?
3 Fa raha tsy teo ny tenako, fa ny fana-
hiko no teo, efa no tsaraiko, tahaky ny efa
teo hiany aho, izay nanao toy izany,
4 Tamy ny anarany Iesio Kiraisity Tom-
pontsikia, raha miangona hianareo, sy ny
fanahiko, ambany ny heriny Iesio Kirai-
sity Tompontsikia,
5 Hanolotry izay anankiray izay ho any
Satana, ho fanimbany ny nofo, hamonjeny
ny fanahy amy ny androny Iesio Tompo.
6 Tsy mety ny fireharehanareo. Tsy fan-
tatrareo va, fa ny masirasira kely aza ma-
hasirasira ny vongan-drehetra?
7 Koa diovy ny masirasira ela, mba ho

vongam-baovao hianareo, toy izay tsy
mbola masirasira. Fa voa vono nisolo
antsikia i Kiraisity, ny pasaka antsikia:
8 Ary aoka ho tandremantsikia ny fana-
sana, tsy amy ny fahasirasiran' ela, na amy
ny fahasirasirany ny lolom-po, sy ny fana-
van-dratsy; fa amy ny tsi-fahasirasirany
ny fahitsiana sy ny fahamarinana.
9 Izaho nanoratra teo amy ny episitoly
ho aminareo, mba tsy hiraisanareo amy ny
mpanao-filan-dratsy:
10 Tsy dia ary *hialana* avokoa ny mpa-
nao-filan-dratsy eo aminy izao tontolo izao,
na ny mpahihitra, na ny mpandoza, na
ny mpanompo-sampy; fa raha izany, tsy
maitsy miala aminy izao tontolo izao hia-
nareo.
11 Fa ankehitriny nanoratra ho amina-
reo aho, mba tsy hiraisanareo aminy, raha
misy, izay atao hoe rahalahy, mpanao-filan-
dratsy, na mpahihitra, na mpanompo-
sampy, na mpanompa, na mpileony, na
mpandoza, aza miara-mihinana amy ny toy
izany akory hianareo.
12 Fa ataoko ahoana no hitsara izay eo
ivelany? tsy ny eo anaty va no tsarai-
nareo?
13 Fa Andriamanitra no mitsara ny any
ivelany. Koa ampisaraho aminareo izany
mpanao-ratsy izany.

## TOKO VI.

MISY sahy eo aminareo va, raha manan-
teny amy ny namany, ho entina ho tsarai-
na eo anatrehany ny olon-tsi-marina, ka
tsy eo anatrehany ny olo-masina?
2 Tsy fantatrareo va fa ny olo-masina
hitsara izao tontolo izao? ary raha ho
tsarainareo izao tontolo izao, tsy tokony
hitsara ny zava-madinidinikia va hiana-
reo?
3 Tsy fantatrareo va, fa ho tsaraintsikia
ny anjely? mainkia izay zava-momba izao
fiainan' izao?
4 Ary raha manam-pitsarany ny zava-
momba izao fiainan' izao, tendreo *mpitsara*
aminy izay ambany indrindra eo amy ny
fiangonana.
5 Izaho miteny hahamenatra anareo. Iza-
ny va, ka tsy misy olon-kendry eo amina-
reo? na dia iray akory, izay mahay mi-
tsara ny amy ny rahalahiny?
6 Fa ny rahalahy mandeha miady amy
ny rahalahy, ka dia eo anatrehany ny tsy
mino.
7 Ary dia diso tokoa hianareo ankehi-
triny, raha manan' ady amy ny namany
hianareo. Nahoana no tsy aleo mande-
fitry ny tsi-marina aza hianareo? nahoana
no tsy aleo maharitry ny fanambakana aza
hianareo?
8 Fa hianareo manao izay tsi-marina, ka
manambaka, dia ny rahalahy aza.
9 Tsy fantatrareo va, fa ny olon-tsi-ma-
rina tsy mba handova ny fanjakan' Andria-
manitra? Aza mba ho fitahina hianareo:
ny mpanao-filan-dratsy, sy ny mpanompo-
sampy, sy ny mpijangajanga, sy ny mody
vehivavy, sy ny lehilahy mila lehilahy,
10 Sy ny mpangalatra, sy ny mpahihitra,
sy ny mpileony, sy ny mpanompa, ary ny
mpandoza, tsy handova ny fanjakan' An-
driamanitra.
11 F' efa toy izany hiany ny sasany eo
aminareo: fa ny anarany Iesio Tompo, sy
ny Fanahin' Andriamanitsikia, nanasana
anareo, sy nahamasinana anareo, ary na-
nitsiana anareo.
12 Ny zava-drehetra mety ho ahy, fa tsy
mahasoa ny zava-drehetra: ny zava-dre-
hetra mety ho ahy, fa tsy mba ho andevon-
javatra na iray akory aho.
13 Ny hanina ho any ny kibo, ary ny
kibo ho any ny hanina: fa samy ho sim-
ban' Andriamanitra izy roroa. Fa ny tena
tsy ho any ny filan-dratsy, fa ho any ny
Tompo; ary ny Tompo ho any ny tena.
14 Ary Andriamanitra efa nanangany ny
Tompo, ary ny heriny no hananganany an-
tsikia koa.
15 Tsy fantatrareo va, fa momba ny te-
nany Kiraisity ny tenanareo? izaho haka
ny momba ny tenany Kiraisity, ka hanao
azy homba ny tenany ny mpijangajanga
va? Sanatria izany.
16 Ahoana? tsy fantatrareo va, fa tena
iray hiany ny miray amy ny mpijanga-
janga? fa hoy izy, "Ho nofo iray izy
roroa."
17 Fa fanahy iray izay miray amy ny
Tompo.
18 Mandosira ny filan-dratsy. Ny faho-
tan-drehetra izay ataon' olona, dia eo ive-
lany ny tena; fa ny mpanao-filan-dratsy,
dia manota amy ny tenany.
19 Ahoana? tsy fantatrareo va, fa tem-
poliny ny Fanahy Masina ny tenanareo,

Izay oo anatinareo, Izay efa azonareo tamin'
Andriamanitra, ka dia tsy an-tena hianareo?
20 Fa tombana no nanavotana anareo;
ary aoka ho fankalazana an' Andriama-
nitra ny tenanareo sy ny fanahinareo, fa
an' Andriamanitra izany.

## TOKO VII.

Ary ny amy ny zavatra no soratanareo
tamiko: Tsara raha tsy mitsapa vehivavy
ny lehilahy.
2 Anefa noho ny filan-dratsy, aoky ny
lehilahy rehetra samy hanany ny vadiny,
ary aoky ny vehivavy rehetra samy ha-
nany ny vadiny.
3 Aoky ny lahy hanao izay mety hatao
amy ny vavy: ary mba toy izany kosa ny
vavy amy ny lahy.
4 Ny vavy tsy mahadidy ny tenany, fa
ny lahy: ary mba toy izany kosa ny lahy
tsy mahadidy ny tenany, fa ny vavy.
5 Aza misaraka hianareo, raha tsy amy
ny andro ifanekena, hifadianareo sy hiva-
vahanareo; ary miraisa indray, mba tsy
hakany Satana fanahy anareo noho ny fila-
nareo tsi-mety.
6 Fa ataoko ho anatra, fa tsy didy, izany.
7 Fa aleoko ho toa ahy ny olon-drehetra.
Fa samy manany ny fahaizana nomen' An-
driamanitra azy, ny anankiray toy izao, ary
ny anankiray toy iry.
8 Fa hoy izaho amy ny mpitovo sy ny
mpitondra-tena, Tsara raha mitoetra toa ahy
izareo.
9 Fa raha tsy mahatoetra izareo, aoky
hanam-bady: fa aleo manam-bady toy izay
mirehitra.
10 Ary tsy izaho no mandidy ny manam-
bady, fa ny Tompo, Aoky tsy hisaraka
amy ny lahy ny vavy:
11 Fa raha dia hisaraka ny vavy, aoky
hitoetra tsy manam-bady, sa hihiavana amy
ny lahy: ary aoky tsy hisaorany ny lahy
ny vavy.
12 Fa hoy izaho amy ny sisa rehetra, tsy
ny Tompo: Raha misy rahalahy manam-
bady ny tsy mino, ary raha tehitoetra eo
aminy ny vavy, aoky tsy hisaorany izy.
13 Ary ny vehivavy manam-bady ny tsy
mino, raha tehitoetra eo aminy ny lahy,
aoky tsy hilaozany izy.
14 Fa ny lahy tsy mino ahamasininy ny
vavy, ary ny vavy tsy mino ahamasininy
ny lahy: raha tsy izany, dia tsi-madio ny
zanakareo; fa ankehitriny masina izareo.
15 Fa, raha miala ny tsy mino, aoky
hiala izy. Na rahalahy, na anabavy, tsy
voa fehy aminy izany: fa Andriamanitra
efa niantso antsikia ho amy ny fihiavanana.
16 Fa ahoana no fantatrao, ravehivavy,
na ho vonjenao ny vadinao? sa ahoana no
fantatrao, ralehilahy, na ho vonjenao ny
vadinao?
17 Fa araky ny nanomezan' Andriama-
nitra ny olon-drehetra, sy niantsoany ny
Tompo ny olon-drehetra, no mety hande-
hanana. Ary izany no didiako eo amy ny
fiangonan-drehetra.
18 Misy voa fora nantsoina va? aoky izy
hitoetra voa fora hiany. Misy tsy voa fora
nantsoina va? aoky izy hitoetra tsy voa
fora.
19 Tsinontsinona ny fora, ary tsinontsi-
nona ny tsi-fora, fa ny mitandriny ny di-
din' Andriamanitra *no izy*.
20 Aoky ny olon-drehetra samy hitoetr' eo
amy ny fiantsoana izay niantsoana azy
hiany.
21 Voa antso va hianao, raha mbola an-
devo? aza malahelo izany: fa raha mety
ho afaka hianao, aleo mahavatry *izany*.
22 Fa ny andevo izay voa antso teo amy
ny Tompo, dia olon' afaka any ny Tompo
izy: toy izany kosa, ny olon' afaka izay
voa antso, dia mpanompo any Kiraisity
izy.
23 Tombana no nanavotana anareo: aza
mety ho andevon' olona hianareo.
24 Ry rahalahy, aoka samy hitoetra
amin' Andriamanitra ny olon-drehetra amy
ny *toko-tany* izay niantsoana azy.
25 Fa ny amy ny mpitovovavy tsy ma-
nan-didy avy amy ny Tompo aho: fa ataoko
izay hevitro, toy ny anankiray izay nam-
pahatokiny ny fiantrany ny Tompo.
26 Ary mihievitra aho fa mahatsara izany
eo amy ny fahoriana ankehitriny, fa tsara
raha mitoetra toy izany ny olona.
27 Manam-bady va hianao? aza mitady
izay hisarahana. Tsy mbola manam-bady
va hianao? aza mitady vady.
28 Fa tsy nanota hianao, raha manam-
bady hianao; ary tsy nanota ny mpitovo-
vavy, raha manam-bady izy. Kanefa ha-
nam-pahoriana eo amy ny nofo izareo:
f' izaho miantra anareo.
29 F' izany no lazaiko, ry rahalahy, fa

kely ny andro sisa: k' izay manam-bady
aoka ho toy izay tsy manana;
30 Ary izay mitomany, toy izay tsy mitomany; ary izay mifaly, toy izay tsy mifaly; ary izay mividy, toy izay tsy mahazo;
31 Ary izay mahavatry izao fiainan' izao, toy izay tsy mahava-dratsy *izany*; fa mandalo ny fanaony izao fiainan' izao.
32 Fa tiako mba tsy ho maro herchina hianareo. Izay tsy manam-bady mitandriny ny zava-momba ny Tompo, mba hampahafinaritry ny Tompo:
33 F' izay manam-bady mitandriny ny zava-momba izao fiainan' izao, mba hampahafinaritry ny vavy.
34 Tsy mitovy ny vehivavy manam-bady sy ny mpitovovavy. Ny vehivavy tsy manam-bady mitandriny ny zava-momba ny Tompo, mba ho masina ny tenany sy ny fanahiny: f' izay manam-bady mitandriny ny zava-momba izao fiainan' izao, mba hampahafinaritry ny lahy.
35 Ary miteny izany aho mba hahasoa anareo; tsy mba hamandrikia anareo, fa mba hanavanareo izay mety, sy hitandremanareo ny zava-momba ny Tompo, ka tsy mba ho sahirana.
36 Fa raha misy olona mihievitra, fa afabaraka izy noho ny zanani-vavy, mpitovo, raha afaka ny voninahitry ny fiainany, ka tsy maitsy hisy izany, aoky izy hanao izay sitra-pony, tsy manota izy: aoka hanambady lehy mpitovovavy.
37 F' izay maharitra am-po tsara, ka tsy mila izy, fa mahazaky ny safidiny, ka ninia tam-pony hiaro ny mpitovovaviny izy, dia manao tsara izy.
38 Ka dia izay manome *azy* hampakarina, dia manao tsara, f' izay tsy manome *azy* hampakarina, dia manao tsaratsara kokoa.
39 Ny vavy hazoniny ny lalàna, dieny mbola velona ny lahy; fa raha maty ny lahy, dia afaka hanam-bady izay tiany izy; dia eo amy ny Tompo hiany.
40 Fa, raha araky ny hevitro, finaritraritra kokoa izy, raha mitoetra toy izany hiany: ary ataoko fa manany ny Fanahin' Andriamanitra koa aho.

## TOKO VIII.

Ary ny amy ny zavatra aterina ho any ny sampy, dia fantatray fa manam-pahalalana isikia rehetra. Ny fahalalana mampiavonavona, fa ny fitiavana no mahahendry.
2 Fa raha misy mihievitra fa manam-pahalalana izy, tsy mbola mahalala toy izay tokony ho fantany tsy akory izy.
3 Fa raha misy tia an' Andriamanitra, dia izy no fantany.
4 Ary ny amy ny mihinany ny zavatra aterina ho any ny sampy, dia fantatsikia fa tsinontsinona ny sampy eo aminy izao tontolo izao, ary tsy misy Andriamanitra, afa tsy iray hiany,
5 Na dia misy aza atao hoe andriamanitra, na eo amy ny lanitra, na eo ambony ny tany, (fa misy andriamanitra maro sy tompo maro,)
6 Fa antsikia Andriamanitra iray hiany, dia ny Ray, Izay nihiaviany ny zava-drehetra, ary Azy isikia; ary iray hiany no Tompo, Iesio Kiraisity, antony ny zava-drehetra, ary antontsikia koa.
7 Kanefa tsy manany izany fahalalan' izany ny olon-drehetra: fa ny sasany manany ny fisainany ny sampy mandrak' ankehitriny izao, homana toy izay zavatra aterina ho any ny sampy; ary dia voa loto ny fieritreretany, fa malemy izany.
8 Fa ny hanina tsy mahasoa antsikia amin' Andriamanitra: fa raha homana isikia, dia tsy mihiatsara; ary raha tsy homana isikia, dia tsy mihiaratsy.
9 Fa tandremo, fandroa ny fahefanareo aminy izany, ho tonga fahatafintohinany ny malemy.
10 Fa raha misy olona mahita anao, izay manam-pahalalana, mipetraka hihinana eo an-tranon-tsampy, tsy hampahatanjaky ny fieritreretany ny malemy, hihinany izay zavatra aterina ho any ny sampy, v' izany?
11 Ary ny fahalalanao va hahafaty ny rahalahy malemy, izay no soloany Kiraisity tamy ny fahafatesana?
12 Fa raha manota toy izany amy ny rahalahy hianareo, ka mahosa ny fieritreretany ny malemy, dia manota aminy Kiraisity hianareo.
13 Ary, raha ny hanina no mahatafintohiny ny rahalahiko, dia tsy hihina-nofo mandrakizay aho, fandroa mahatafintohiny ny rahalahiko aho.

## TOKO IX.

Tsy apositoly v' aho? tsy olon' afaka v' aho? tsy nahita any Iesio Kiraisity Tom-

pontsikia v' aho? tsy asako eo amy ny
Tompo va hianareo?
2 Raha tsy apositoly ho any ny sasany
aho, dia ho anareo tokoa aho: fa hianareo
no famantarany ny fanaon' apositoliko eo
amy ny Tompo.
3 Izany no amaliako izay mitsara ahy,
4 Tsy manam-pahefana v' izahay hihi-
nana sy hisotro?
5 Tsy manam-pahefana v' izahay hiton-
dra vady izay efa anabavy, tahaky ny
apositoly sasany, sy ny rahalahiny ny Tom-
po, sy Kifa?
6 Sa izaho hiany sy Barinaba no tsy ma-
nam-pahefana hitsaha-miasa va?
7 Iza no mandeha hanafikia, ka mivelony
ny haren-tena? iza no mamboly tanim-
boaloka, ka tsy mihinany ny vokatrany?
ary iza no miandry ondry, ka tsy mihinany
ny rononony ny ondry?
8 Izaho va milaza izany toy ny olona?
tsy milaza izany kosa va ny lalàna?
9 Fa voa soratra eo amy ny lalàny Môse
hoe, "Aza manakombony ny vavany ny
omby izay mively vary hianao." Ny omby
va no tandreman' Andriamanitra?
10 Sa milaza *izany* v' Izy noho ny anay?
dia izahay indrindra no nanoratany izany;
k' izay mihiady tanim-bary, dia tokony hi-
hiady amy ny fanantenana; ary izay mi-
vely vary, dia amy ny fanantenana hahazo
ny anantenainy.
11 Raha namafy teo aminareo izay zava-pa-
nahy izahay, dia zava-dehibe va, raha mi-
jinja izay zava-momba ny nofonareo izahay?
12 Raha manany izany fahefan' izany
aminareo ny sasany, tsy mainkia v' izahay?
Kanefa tsy nahavatry izany fahefan' izany
izahay; fa mandefitry ny zava-drehetra,
fandroa hisakany ny filazantsara any Ki-
raisity izahay.
13 Tsy fantatrareo va, f' izay manompo
amy ny zava-masina, no mivelony ny za-
vatry ny tempoly? f' izay miandry eo amy
ny fivoadiana, miombona amy ny fivoa-
diana?
14 Toy izany no nandidiany ny Tompo,
f' izay mitory ny filazantsara, ho velominy
ny filazantsara.
15 Fa tsy nahavatry izany zavatr' izany
na kely akory aho: ary tsy nanoratry izany
aho, hanavanareo amiko izany: fa aleoko
maty, toy izay misy mahafoany ny fando-
kafako.
16 Fa raha mitory ny filazantsara aho,
tsy misy handokafako-tena: fa tsy maitsy
hataoko izany; ary mahita loza aho, raha
tsy mitory ny filazantsara!
17 Fa raha ny sitra-poko no anavako
izany, dia manam-boninahitra aho: fa raha
tsy ny sitra-poko, dia nampatokiana ahy
ny fitandremana.
18 Inona àry no voninahitro? izany in-
drindra fa, raha mitory ny filazantsara aho,
tsy ataoko filan-karena ny filazantsara any
Kiraisity, mba tsy ho ratsiko ny fahefako
amy ny filazantsara.
19 Fa na dia afaka amy ny olon-drehetra
aho, dia tena nataoko hanompo ny olon-dre-
hetra, mba hahazoako olo-maromaro kokoa.
20 Dia ho an' olon-Iodaia, efa toa olon-
Iodaia aho, mba hahazoako ny olon-Iodaia;
ho any izay eo ambany ny lalàna, (kanefa
izaho hiany tsy manaraky ny lalàna,) efa
toy izay eo ambany ny lalàna aho, mba ha-
hazoako izay eo ambany ny lalàna;
21 Ho any izay tsy manan-dalàna, efa toy
izay tsy manan-dalàna, (kanefa manan-da-
làna ho amin' Andriamanitra, ary eo am-
bany ny lalàna ho any Kiraisity aho,) mba
hahazoako izay tsy manan-dalàna;
22 Ho any ny malemy, efa toy ny ma-
lemy aho, mba hahazoako ny malemy: efa
zava-drehetra aho ho any ny olon-drehetra,
mba hamonjeko ny sasany aminy izany in-
drindra.
23 Ary izany no ataoko noho ny fila-
zantsara, mba hiarahako miombony izany.
24 Tsy fantatrareo va, f' izay mihiazaka-
zaka filokana, dia samy mihiazakazaka
avokoa izy rehetra, fa ny anankiray hiany
no mahazo ny loka? Mihiazakazaha toy
izany, hahazoanareo.
25 Ary ny olon-drehetra izay miezaka ha-
hery, dia mionona amy ny zava-drehetra
izy. Ary mitady satro-boninahitra meti-ho-
lo hiany ireny; f' izahay ny tsi-meti-ho-lo.
26 Dia mihiazakazaka aho, tsy tahaky
ny manao toatoa; dia mamely aho, tsy
tahaky ny mikiapoky ny rivotra:
27 F' izaho manetry ny tenako, ka mam-
panompo *izany*; fandroa izaho tena no ha-
riana, rehefa nitory tamy ny sasany aho.

## TOKO X.

ARY, ry rahalahy, tsy tiako tsy ho fanta-
trareo, f' efa tambany ny rahona ny rain-

sikia rehetra, ary samy namaky ny rano-
masina izy rehetra;
2 Ary ny rahona sy ny ranomasina
no nanavam-batisa azy rehetra ho any
Môse;
3 Ary samy nihinany ny hanim-panahy
izy rehetra;
4 Ary samy nisotro ny fisotroam-panahy
izy rehetra: f'izareo nisotro tamy ny Vato-
lampi-fanahy, izay nanaraka *azy*: ary Ki-
raisity no izany Vatolampy izany.
5 Fa maro eo aminy ireny no tsy sitrak'
Andriamanitra: fa nariana tany an-efitra
ireny.
6 Ary efa fianarantsikia izany zavatr'
izany, mba tsy hilantsikia zava-dratsy, toy
izay nilainy kosa.
7 Ary aza manompo-sampy hianareo, ta-
haky ny nataony ny sasany, araky ny voa
soratra hoe, "Ny olona nipetraka hihinana
sy hisotro, ka nitsangana hilalao."
8 Ary aza manao filan-dratsy isikia, ta-
haky ny nataony ny sasany, ka lavo telo
arivo amby roa alina indrai-andro.
9 Ary aza maka-fanahy any Kiraisity
isikia, tahaky ny nataony ny sasany, ka
matiny menarana izareo.
10 Ary aza mimonjomonjo hianareo, ta-
haky ny nataony ny sasany, ka matiny ny
mpanimba izareo.
11 Ary nanjo azy izany rehetr' izany ho
fianarana: ary voa soratr' izany ho fanana-
rana antsikia, izay nilatsahany ny farany
izao tontolo izao.
12 Ary aoky hitandrina izay mihievitra fa
mitoetra izy, fandroa ho lavo.
13 Tsy misy fakam-panahy nahazo ana-
reo, izay tsy mahazo ny olombelona: fa
Andriamanitra mahatoky, Izay tsy hamela
anareo halaim-panahy mihoatra noho izay
zakanareo; fa momba ny fakam-panahy no
homeny làlana handosiranareo hiany, mba
ho zakanareo ho entina.
14 Ary, ry hava-malalako, mandosira ny
fanompoan-tsampy.
15 Izaho miteny toy ny amy ny olon-ken-
dry; hevero izay no lazaiko.
16 Ny kapoaky ny fitahiana izay isaora-
nay, tsy fihiavanana amy ny rany Kirai-
sity v' izany? Ny mofo izay vakinay, tsy
fihiavanana amy ny tenany Kiraisity v'
izany?
17 Satria iray hiany ny mofo, dia tena
iray hiany isikia, na dia maro aza: fa samy
mandray izany mofo iray izany isikia re-
hetra.
18 Jereo Isiraely araky ny nofo: izay
mihinany ny fanalamboady, tsy mpiombona
amy ny fivoadiana v' izareo?
19 Inona àry no lazaiko? mety ho zava-
tra va ny sampy, sa mety ho zavatra izay
aterina ho any ny sampy?
20 F' izay zavatra analany ny Eteny
voady, dia ateriny ho any devoly, fa tsy ho
an' Andriamanitra: ary tsy tiako hiombona
aminy ireo devoly ireo hianareo.
21 Tsy mahazo misotro amy ny kapoaky
ny Tompo, sy ny kapoaky ny devoly, hia-
nareo: tsy mahazo mihinana amy ny lata-
batry ny Tompo, sy ny latabatry ny devoly,
hianareo.
22 Mampialony ny Tompo v' isikia?
maherihery kokoa noho Izy v' isikia?
23 Ny zava-drehetra mety ho ahy, fa tsy
mahasoa ny zava-drehetra: ny zava-drehe-
tra mety ho ahy, fa tsy mahahendry ny
zava-drehetra.
24 Aoky tsy hitady ny azy hiany ny
olona, fa samy, ny any ny namany koa.
25 Izay amidy any an-tsena, hano, fa
aza manontany hianareo noho ny fieritrere-
tana:
26 Fa "any Iehôvah ny tany, sy ny eo
aminy."
27 Ary raha misy eo amy ny tsy mino ma-
nasa anareo, ary raha tahandeha hianareo;
hano izay atao eo anoloanareo, fa aza ma-
nontany noho ny fieritreretana.
28 Fa raha misy manao aminareo hoe,
Io fanalamboady aterina ho any ny sampy,
aza homana, noho izay naneho *izany*, ary
noho ny fieritreretana: (fa "any Iehôvah
ny tany, sy ny eo aminy:")
29 Fieritreretana, hoy izaho, tsy anao, fa
any ny olon-kafa: fa nahoana ny fahafa-
hako no tsarainy ny fieritreretan' olon-kafa?
30 Fa raha fahasoavana no andraisako
*izany*, nahoana aho no itenenin-dratsy noho
izay isaorako?
31 Ary na dia mihinana, na misotro hia-
nareo, na inona na inona no ataonareo,
atavy ny zava-drehetra ho voninahitr' An-
driamanitra.
32 Aza mampahatafintohiny ny olon-
Iodaia, na ny Eteny, na ny fiangonan' An-
driamanitra:
33 Dia tahaka ahy mampahafinaritry ny
olon-drehetra amy ny zava-drehetra, ka tsy

mitady ny mahasoa ahy hiany, fa ny *ma-*
*hasoa* ny maro, mba ho vonjena izareo.

## TOKO XI.

MIANARA ahy, tahaka ahy kosa any Ki-
raisity.
2 Ary izaho midera anareo, ry rahalahy,
f' efa mahatsiaro ahy amy ny zava-drehetra
hianareo, ka mitandriny ny teny toy ny no
toriko taminareo.
3 Fa tiako ho fantatrareo, f' i Kiraisity
no lohany ny lehilahy rehetra; ary ny le-
hilahy no lohany ny vehivavy; ary An-
driamanitra no lohany Kiraisity.
4 Ny lehilahy rehetra, na mivavaka, na
maminany, raha misaron-doha, dia mahafa-
boninahitry ny lohany izy.
5 Fa ny vehivavy rehetra, na mivavaka,
na maminany, raha tsy misaron-doha, dia
mahafa-boninahitry ny lohany izy: fa toy
ny voa hàratra izy.
6 Fa raha tsy misaron-doha ny vehivavy,
aoka ho hetezana: fa raha menatry ny ho
hetezana, na ny ho haratana, ny vehivavy,
aoky hisaron-doha izy.
7 Fa ny lehilahy tokoa tsy tokony hisa-
ron-doha, satria endrikia sy voninahitr' An-
driamanitra izy: fa ny vehivavy no vonina-
hitry ny lehilahy.
8 Fa tsy ny vehivavy no nihiaviany ny
lehilahy; fa ny lehilahy no nihiaviany ny
vehivavy.
9 Ary koa ny lehilahy tsy nasiana ho any
ny vehivavy; fa ny vehivavy ho any ny
lehilahy.
10 Izany no mahamety ny vehivavy hisa-
ron-doha noho ny anjely.
11 Kanefa, eo amy ny Tompo, tsy misy
lehilahy, raha tsy misy vehivavy, ary tsy
misy vehivavy, raha tsy misy lehilahy.
12 Fa toy ny nihiaviany ny vehivavy tamy
ny lehilahy, no ihiaviany ny lehilahy amy
ny vehivavy; fa Andriamanitra nihiaviany
ny zava-drehetra.
13 Heveronareo: tsara-tarehy va, raha
mivavaka amin' Andriamanitra ny vehi-
vavy, ka tsy misaron-doha?
14 Tsy mampianatra anareo va ny fom-
ban' olombelona fa, raha lava-volo ny lehi-
lahy, dia mahafa-boninahitra azy izany?
15 Fa raha lava-volo ny vehivavy, dia
tsy voninahitra ho azy v' izany? fa ny
volo nomena azy ho fisaronana.
16 Fa raha misy olona tia ady, dia tsy
manany izany fanao izany izahay, na ny
fiangonan' Andriamanitra.
17 Ary, raha milaza izany aho, tsy mi-
dera aho, fa tsy miangona hihiatsara, fa hi-
hiaratsy hianareo.
18 Fa voalohany indrindra, raha mian-
gona ho amy ny fiangonana hianareo, reko
fa misy fisarahana eo aminareo; ary saiky
mino izany aho.
19 Fa tsy maitsy misy sain-diso eo ami-
nareo, mba hiseho eo aminareo izay olona
ankasitrahana.
20 Ary raha miangona ho amy ny fitoe-
rana anankiray hianareo, tsy mba hihinany
ny fanasany ny Tompo izany.
21 Fa samy tehihinany ny sakafony avy
izy rehetra.aloha ny sasany; ary ny anan-
kiray dia noana tokoa, ary ny anankiray
dia leony.
22 Ahoana àry? tsy manan-trano hihina-
nana sy hisotroana va hianareo? sa mana-
ratsy ny fiangonan' Andriamanitra, ka ma-
nome henatra ny tsy manana? Inona no
ho lazaiko aminareo? hidera anareo aminy
izany v' aho? tsy midera anareo aho.
23 F' izaho nandray tamy ny Tompo
izay natolotro anareo kosa, F' Iesio Tompo
taminy iny alina izay namadihiana azy, dia
nandray mofo;
24 Ary rehefa nisaotra Izy, dia no va-
kiny, ka hoy Izy, Raiso, hano: itoy no
tenako izay no vakina hisolo anareo: itoy
no hatao hahatsiaro Ahy.
25 Dia araky izany koa ny kapoaka, re-
hefa nihinana, dia hoy Izy, Itoy kapoak'
itoy no fanekena vaovao amy ny rako:
itoy no hataonareo, raha misotro hianareo,
ho fahatsiarovana Ahy.
26 Fa na oviana na oviana hianareo no mi-
hinany izany mofo izany, sy misotro aminy
itoy kapoak' itoy, dia maneho ny fahafatesa-
ny ny Tompo hianareo, mandra-pihiaviny.
27 Ary na zovy na zovy izay mihinany
izany mofo izany, sy misotro amy ny ka-
poaky ny Tompo, amy ny fitondran-tena
tsi-mety, dia meloky ny tena sy ny rany ny
Tompo izy.
28 Fa aoky hizaha-toe-tena ny olona, dia
aoky izy hihinany ny mofo, sy hisotro amy
ny kapoaka.
29 F' izay rehetra mihinana sy misotro
amy ny fitondran-tena tsi-mety, dia mihi-
nana sy misotro loza ho an-tena izy, tsy
mahafantatry ny tenany ny Tompo.

30 Izany no mahisy maro malemy sy
farofy eo aminareo, ary maro hiany modi-
mandry.
31 Fa raha mitsara-tena isikia, dia tsy mba
ho tsaraina isikia.
32 Fa raha tsaraina isikia, dia anariny ny
Tompo isikia, mba tsy ho helohina ambany
izao tontolo izao isikia.
33 Ary mifampiandrasa hianareo, ry ra-
halahiko, raha miangona hihinana hianareo.
34 Ary raha misy olona noana, aoky izy
hihinana eo an-trano, mba hiangonanareo
tsy ho fahamelohana. Ary ny sisa hala-
hatro, raha tonga aho.

## TOKO XII.

Ary ny amy ny zava-panahy, tsy tiako tsy
ho fantatrareo, ry rahalahy.
2 Fantatrareo f' Eteny hianareo fahiny,
ka nentina ho amy ny sampy moana, dia
araky ny nitaomana anareo.
3 Ary, izaho milaza aminareo, fa tsy
misy olona ampiteneniny ny Fanahin' An-
driamanitra, ka manao any Iesio ho zava-
tra voa ozona: ary tsy misy mahay milaza
f' Iesio no Tompo, raha tsy ny Fanahy
Masina no mampilaza azy.
4 Samihafa ny fahaizana, fa ny Fanahy
iray hiany.
5 Ary samihafa ny fanompoana, fa ny
Tompo iray hiany.
6 Ary samihafa ny fiasa, fa Andriamani-
tr' iray hiany, Izay miasa ny zava-drehetra
manontolo.
7 Fa ny fanehoany ny Fanahy, nomena
ny olon-drehetra hahasoa.
8 Fa ny anankiray nanomezany ny Fa-
nahy ny teniny ny fahendrena; ary ny
anankiray *nomena* ny teniny ny fahalalana
araky izany Fanahy izany hiany;
9 Ary ny anankiray *nomeny* izany Fa-
nahy izany finoana; ary ny anankiray *no-
meny* izany Fanahy izany fahaizana haha-
sitrana;
10 Ary ny anankiray ny manao fahaga-
gana; ary ny anankiray ny faminaniana;
ary ny anankiray ny fahafantaram-pa-
nahy samihafa; ary ny anankiray ny fa-
haizan-teny samihafa; ary ny anankiray
ny fandikian-teny:
11 Ary ny Fanahy iray hiany no miasa
izany zava-drehetr' izany, f' Izy manome
ny olon-drehetra araky ny sitra-pony.
12 Fa toy ny tena iray hiany, anefa maro
no momba ny tena, ary ny momba ny tena
rehetra momba izany tena iray izany, na
dia maro ireo, dia tena iray hiany; dia toy
izany kosa i Kiraisity.
13 Fa Fanahy iray hiany no nanavam-
batisa antsikia rehetra, ho tena iray hiany,
na olon-Iodaia, na Eteny, na andevo, na
tsi-andevo; ary efa nampisotroina isikia re-
hetra ho Fanahy iray.
14 Fa ny momba ny tena tsy iray fa maro.
15 Raha ny tongotra hanao hoe, Sangy
tsy tànana aho, dia tsy momba ny tena
aho; koa aminy izany, dia tsy momba ny
tena v' izany?
16 Ary raha ny sofina hanao hoe, Sangy
tsy maso aho, dia tsy momba ny tena aho;
koa aminy izany, dia tsy momba ny tena
v' izany?
17 Raha maso hiany ny tena rehetra, aiza
ny fandrenesana? Raha fandrenesana hia-
ny, aiza ny fanorohana?
18 Fa ankehitriny Andriamanitra efa
namboatry izay rehetra momba ny tena,
teo amy ny tena, araky ny sitra-pony.
19 Ary raha nisolo ny momba ny tena
rehetra ny iray hiany, aiza ny tena?
20 Fa ankehitriny maro ny momba ny
tena, fa ny tena iray hiany.
21 Ary ny maso tsy mahazo manao amy
ny tànana hoe, Tsy mila anao aho; ary
toy izany hiany ny loha amy ny tongotra,
Tsy mila anareo aho.
22 Fa mainkia ilaintsikia ny momba ny
tena, izay atao ho malemilemy kokoa noho
ny sasany:
23 Ary ny momba ny tena izay ataon-
tsikia ho kely laza kokoa, dia omentsikia
laza bebe kokoa izany; ary ny tsi-tsara-
tarehy, eo amy ny momba ny tenantsikia,
no atao tsara-tarehy kokoa.
24 Fa tsy mba mila *izany* ny tsara-tarehy
eo amy ny momba ny tenantsikia: fa An-
driamanitra efa namboatry ny tena, ka
nanome voninahitra bebe kokoa ho any
izay tsy nanana:
25 Mba tsy hisy fisarahana eo amy ny
tena; fa mba hiray fifampitandremana ny
momba ny tena.
26 Ary raha miaritra ny anankiray mom-
ba ny tena, dia miara-miaritra ny momba
ny tena rehetra; fa raha omem-boninahitra
ny anankiray momba ny tena, dia miara-
mifaly ny momba ny tena rehetra.

27 Ary hianareo no tenany Kiraisity, dia
ny momba ny tenany hiany.
28 Ary Andriamanitra efa nanendry ny
sasany teo amy ny fiangonana, ny voalohany, apositoly, ny faharoa, mpaminany, ny fahatelo, mpampianatra, manaraky izany, dia fahagagana, dia fahaizana hahasitrana, dia fanampiana, dia fanapahana, dia fahaizan-teny samihafa.
29 Apositoly v' izy rehetra? mpaminany
v' izy rehetra? mpampianatra v' izy rehetra? mahay fahagagana v' izy rehetra?
30 Manana fahaizana hahasitrana v' izy
rehetra? mahay teny samihafa v' izy rehetra? mahay mandikia-teny v' izy rehetra?
31 Fa maniria fatratra ny fahaizana tsara
indrindra: ary izaho maneho anareo ny làlana tsaratsara kokoa.

## TOKO XIII.

Na dia miteny amy ny fitenin' olona sy anjely aho, ka tsy manam-pitiavana, dia toy ny fanenony ny varahina, sy ny fikiotrany ny kitsantsona aho.
2 Ary na dia manam-paminaniana aho,
ka mahalala ny zava-tsaro-pantarin-drehetra, sy ny fahalalan-drehetra; ary na dia manam-pinoan-drehetra, ka mahafindra ny tendrombohitra aho, kanefa tsy manam-pitiavana, dia tsinontsinona aho.
3 Ary na dia omeko ny fananako rehe-
tra ho haniny *ny malahelo*, ary na dia hekeko hodorana ny tenako, kanefa tsy manam-pitiavana, dia tsy mahasoa ahy izany.
4 Fitiavana mandefitr' ela, ary mora fa-
nahy; fitiavana tsy mialona; fitiavana tsy mirehareha, tsy miavonavona,
5 Tsy mitondra-tena tsi-mety, tsy mitady
ny azy, tsy mora tezitra, tsy mihievitra hamaly ratsy;
6 Tsy mifaly amy ny ratsy atao, fa mifaly
amy ny marina atao;
7 Manarony ny zava-drehetra, mino ny
zava-drehetra, manantena ny zava-drehetra, maharitry ny zava-drehetra.
8 Fitiavana tsy levona mandrakizay: fa
na dia faminaniana, dia ho levona izany; na teny samihafa, dia hitsahatra izany; na fahalalana, dia ho foana izany.
9 Fa sasany no fantatray, ary sasany no
vinanianay.
10 Fa rehefa tonga ny tanteraka, dia ho
levona ny tsy tanteraka.
11 Raha mbola zaza aho, dia niteny toy
ny zaza, nahalala toy ny zaza, nihievitra toy ny zaza; fa rehefa lehilahy aho, dia nariako ny fahazazana.
12 Fa ankehitriny isikia mizaha *toy ny*
amy ny fitaratra, ka tsy mahita marina; rahatrizay mifanatrikia: ankehitriny, sasany no fantatro; rahatrizay ho fantatro toy izay nahafantarana ahy.
13 Ary ankehitriny, ireo telo ireo no mi-
toetra, finoana, fanantenana, fitiavana; fa fitiavana no lehibe eo aminy ireo.

## TOKO XIV.

Manaraha ny fitiavana, ka maniria fatratra ny zava-panahy, anefa aleo hahay haminany hianareo.
2 F' izay miteny amy ny teny tsi-fantatra,
tsy miteny amy ny olona, fa amin' Andriamanitra: fa tsy misy olona mahalala; kanefa amy ny fanahy dia miteny zava-tsaro-pantarina izy:
3 F' izay maminany, dia miteny amy ny
olona ho fampianarana, sy fananarana, ary fahafaliana.
4 F' izay miteny amy ny teny tsi-fantatra,
dia mampiana-tena izy; f' izay maminany, no mampianatry ny fiangonana.
5 Tiako hahay teny samihafa hianareo re-
hetra, anefa aleo hahay haminany hianareo: f' izay maminany mihoatra lavitra noho izay mahay teny samihafa, raha tsy misy mandikia-teny, hahazoany ny fiangonana saina.
6 Fa ankehitriny, ry rahalahy, raha
mankeo aminareo aho, ka miteny amy ny teny samihafa, inona no soa hasiako anareo, raha tsy fanambarana, na fahalalana, na faminaniana, na fampianarana, no hitenenako aminareo?
7 Ary ny zava-tsi-manan' aina, izay ma-
neno, na sodina, na lokanga, raha tsy manao feo samihafa, ahoana no hahafantarana, na feon-tsodina, na lokanga izany?
8 Ary, raha manao feo hafahafa ny trom-
petra, iza no hiomana hiady?
9 Dia toy izany kosa hianareo amy ny
teny, raha tsy manao teny mora fantatra, hatao ahoana no hahafantatry izay voa laza? Fa hiteny amy ny rivotra hianareo.
10 Misy feo maro be angaha eo aminy
izao tontolo izao, ary tsy misy eo aminy ireny tsy misy hevitra.

11 Ary raha tsy mahalala ny hevitry ny
*feo* aho, dia ho vaka aho aminy izay mi-
teny, ary ho vaka amiko kosa izay miteny.
12 Dia toy izany hiany hianareo, raha
maniry dia maniry ny fahaizam-panahy
hianareo, tadiavo izay hihoaranareo amy
ny fampianarany ny fiangonana.
13 Ary aoky izay miteny amy ny teny
tsi-fantatra, hangataka mba hahay handi-
kia-teny.
14 Fa raha mivavaka amy ny teny tsi-
fantatra aho, ny fanahiko no mivavaka, fa
tsy mahavanona ny saiko.
15 Ahoana àry izany? izaho hivavaka
amy ny fanahy, ary hivavaka amy ny saina
koa: izaho hihira amy ny fanahy, ary hi-
hira amy ny saina koa.
16 Kandeha, raha misaotra amy ny fa-
nahy hiany hianao, ataony izay mitoetra eo
amy ny fitoerany ny tsy mahay, ahoana no
hanao hoe, Amena, raha misaotra hianao,
satria tsy mahalala izay no lazainao izy?
17 Fa hianao misaotra tsara tokoa, fa tsy
mahazo saina ilehy anankiray kosa.
18 Izaho misaotra an' Andriamanitra, fa
miteny amy ny teny samihafa mihoatra
noho hianareo rehetra aho:
19 Anefa eo amy ny fiangonana, aleoko
ny saina hanavako teny dimy hampianarako
ny sasany, toy izay ny teny tsi-fantatra *ha-*
*navako* teny iray alina.
20 Ry rahalahy, aza zaza amy ny fahala-
lana: fa ho zaza amy ny lolom-po, ary ho
lehilahy amy ny fahalalana.
21 Voa soratra eo amy ny lalàna hoe,
'Teny hafa ama-molo-kafa no hitenenako
aminy ireo olon' ireo; kanefa izany rehetr'
izany, tsy hihaino Ahy izareo, hoy Iehô-
vah."
22 Ary, ny teny samihafa ho famantarana,
tsy amy ny mino, fa amy ny tsy mino; fa
ny faminaniana tsy amy ny tsy mino, fa
amy ny mino.
23 Ary, raha miangona ho amy ny fitoe-
ran' iray ny fiangonan-drehetra, ary izy
rehetra samy miteny amy ny teny sami-
hafa, ka miditra ny tsy mahay, na ny tsy
mino, tsy hataony hoe va, f' efa veri-saina
hianareo?
24 Fa raha samy maminany izy rehetra,
ka miditra ny tsy mino, na ny tsy mahay,
didy anariny izy rehetra izy, no tsarainy
ny rehetra izy:
25 Ary izany no mampiseho ny fiefenany
ny fony; ary nony miankohoka, dia iva-
vaka amin' Andriamanitra izy, ka hanao
hoe fa Andriamanitra eo aminareo marin-
tokoa.
26 Ahoana àry izany, ry rahalahy? raha
miangona hianareo, samy manana fihirana,
samy manana fampianarana, samy manana
teny tsi-fantatra, samy manana fanamba-
rana, samy manana fandikian-teny avy hia-
nareo rehetra. Aoka hatao ny zava-drehe-
tra ho fianarana.
27 Raha misy manao teny tsi-fantatra,
*aoky* ny roa, indrindra fa ny telo *no hiteny,*
ka mifanaraka; ary aoky hisy anankiray
handikia-teny.
28 Fa raha tsy misy mpandikia-teny,
aoky izy hangina eo amy ny fiangonana;
aoky izy hiteny amy ny tena, sy amin' An-
driamanitra.
29 Ary aoka mpaminany roa, na telo
hiteny, ary aoky ny sasany hitsara.
30 Fa raha misy zavatra ambara amy ny
olon-kafa izay mipetraka eo anilany, aoka
hangina ny voalohany:
31 Fa mahazo maminany tsirairay hiana-
reo rehetra, raha mifanaraka, mba hiana-
rany izy rehetra, sy hifaliany izy rehetra.
32 Ary ny fanahiny ny mpaminany ma-
neky ny mpaminany:
33 Fa Andriamanitra tsy tompony ny fikio-
tranana, fa ny fihiavanana, toy ny eo amy
ny fiangonan-drehetra any ny olo-masina.
34 Aoka hangina ny vehivavinareo eo
amy ny fiangonana: fa tsy avela hiteny
izareo; fa *voa didy* hanaraka izareo, araky
ny ambarany ny lalàna hiany.
35 Ary raha tehiana-javatra, aoka ha-
nontany ny lahy eo an-trano izareo: fa
mahamenatra, raha miteny eo amy ny fian-
gonana ny vehivavy.
36 Ahoana? hianareo no nihiaviany ny
tenin' Andriamanitra va? sa tonga tamina-
reo hiany v' izany?
37 Raha misy olona manao azy ho mpa-
minany, sa manam-panahy, aoky izy ha-
neky fa didiny ny Tompo, ny teny izay
soratako ho aminareo.
38 Fa raha misy olona tsy mahay, aoky
izy hitoetra tsy mahay.
39 Ary, ry rahalahy, maniria fatratra ha-
minany, ary aza mandrara hiteny amy ny
teny samihafa.
40 Atavy ny zava-drehetra amy ny mety,
sy ny mifanaraka.

## TOKO XV.

Ary izaho manambara aminareo, ry rahalahy, ny filazantsara izay no toriko taminareo, izay no raisinareo kosa, ary izay itoeranareo;
2 Izay no amonjena anareo koa, raha tadidinareo ny teny izay no toriko taminareo; raha tsy nino foana hianareo.
3 F' izaho nitory taminareo voalohan' indrindra izay no raisiko hiany, fa maty Kiraisity noho ny fahotantsikia araky ny Soratra *Masina*;
4 Dia nalevina, ka natsangan' indray tamy ny hateloan' andro, araky ny Soratra *Masina*:
5 Ary Kifa nahita Azy, dia vao ny roa amby ny folo lahy koa.
6 Rehefa afak' izany, dia hitany rahalahy tsy omby diman-jato indrai-maka Izy; ny ankamaroany mahatratra ankehitriny, fa ny sasany efa modi-mandry.
7 Rehefa afak' izany, dia hitany Iakôbo Izy; dia vao ny apositoly rehetra.
8 Ary faran' indrindra, izaho, na dia toy izay tsy tonga volana aza, nahita Azy hiany.
9 F' izaho kely indrindra eo amy ny apositoly, ka tsy tokony hantsoina ho apositoly aho, satria nanenjiky ny fiangonan' Andriamanitra aho.
10 Fa ny fahasoavan' Andriamanitra nahatoizao ahy: ary tsy foana ny fahasoavany izay nomena ahy; f' izaho efa niasa bebe kokoa noho izy rehetra; kanefa tsy izaho, fa ny fahasoavan' Andriamanitra izay nomba ahy.
11 Ary, na dia izaho, na izareo, dia mitory izahay, ary dia nino hianareo.
12 Fa raha i Kiraisity no torina fa nitsangana tamy ny maty Izy, nahoana ny sasany eo aminareo no manao hoe fa tsy misy fananganany ny maty?
13 Fa raha tsy misy fananganany ny maty, dia tsy mbola nitsangana i Kiraisity:
14 Ary raha tsy mbola nitsangana i Kiraisity, dia foana ny fitorianay, ary dia foana ny finoanareo kosa.
15 Ary dia vavolombelona mandaingia ny amin' Andriamanitra izahay; satria efa nilaza izahay, fa Andriamanitra no nanangana any Kiraisity; ary, raha tsy hitsangana ny maty, tsy mba natsangany Izy.
16 Fa raha tsy hitsangana ny maty, dia tsy nitsangana i Kiraisity:
17 Ary raha tsy nitsangana i Kiraisity, dia foana ny finoanareo; dia mbola eo amy ny fahotanareo hiany hianareo.
18 Dia maty foana kosa izay efa modimandry eo aminy Kiraisity.
19 Raha izao fiainan' izao hiany no anantenantsikia any Kiraisity, dia mahantr' indrindra isikia noho ny olon-drehetra.
20 Fa ankehitriny efa nitsangana tamy ny maty Kiraisity; efa santatry izay efa modi-mandry.
21 Ary satria olon' anankiray nisehoany ny fahafatesana, dia olon' anankiray kosa nisehoany ny fananganany ny maty.
22 Fa tahaky ny nahafatesany Adama ny olon-drehetra, no hamelomany Kiraisity kosa ny olon-drehetra.
23 Fa samy eo amy ny filaharany avy ny isan' olona; i Kiraisity no santatra; rehefa afak' izany, dia izay any Kiraisity amy ny fihiaviany.
24 Dia *avy* ny farany, rehefa hanolotry ny fanjakana Izy ho an' Andriamanitra, dia ny Ray; rehefa haringiany ny fanapahan-drehetra, sy ny fahefan-drehetra, ary ny hery *rehetra*.
25 Fa tsy maitsy manjaka Izy, mandrapahataony ny fahavalo rehetra eo ambany ny tongony.
26 (Fahafatesana no fahavalo farany haringiana.)
27 F' "Izy efa nampaneky ny zava-drehetra teo ambany ny tongony." Fa hita marimarina, raha hoy Izy, Ny zava-drehetra nampanekena, fa tsy mba Izy, Izay nampaneky Azy ny zava-drehetra.
28 Ary rehefa hampanekena ny zava-drehetra haneky Azy, dia hampanekena ny Zanaka kosa haneky Izay nampaneky Azy ny zava-drehetra, mba tsy hisy, afa tsy Andriamanitra hiany.
29 Raha tsy izany, hataony ahoana izay atao-batisa hisolo ny maty, raha tsy mba hitsangana ny maty? nahoana no atao-batisa hisolo ny maty izareo?
30 Ary nahoana no mitoetra eo amy ny taho-doza izahay mandrakariva?
31 Ny ahafaliako anareo eo aminy Kiraisity Iesio Tompontsikia, no ianianako fa maty isan' andro aho.
32 Raha araky ny fanaon' olona no niadiako tamy ny bibi-dia tany Efeso; inona no soa azoko, raha tsy hitsangana ny maty? "aoky isikia hihinana sy hisotro; fa raha maraina dia maty isikia."

33 Aza mety ho fitahina hianareo: ny
firesa-dratsy manimba ny fitondran-tena
tsara.

34 Mifohaza ho amy ny fahamarinana,
ary aza manota; fa ny sasany tsy maha-
lala an' Andriamanitra: izaho miteny *izany*
hahamenatra anareo.

35 Fa hoy ny anankiray, Atao ahoana no
hatsangana ny maty? ary tena manao
ahoana no hisehoany?

36 Adala hianao, izay afafinao tsy ho
velomina, raha tsy maty izany:

37 Ary izay afafinao, tsy ny tena izay ho
avy no afafinao, fa ny voa hiany, angamba
voam-bary na voan-tsasany:

38 Fa Andriamanitra manome azy tena
toy izay sitraky ny fony, ary ny voan-dre-
hetra samy hanan-tenany.

39 Ny nofo rehetra dia samihafa nofo;
fa hafa ny nofon' olona, ary hafa ny nofom-
biby, ary hafa ny any hazandrano, ary
hafa ny any vorona.

40 Ary *misy* tena an-danitra, ary *misy*
tena an-tany: fa hafa ny voninahitry ny
an-danitra, ary hafa ny any ny an-tany.

41 Hafa ny voninahitry ny masoandro,
ary hafa ny voninahitry ny volana, ary
hafa ny voninahitry ny kintana: fa ny
kintana anankiray manam-tombom-bonina-
hitra noho ny kintana sasany.

42 Dia toy izany kosa ny fananganany
ny maty. Afafina amy ny lo, atsangana
amy ny tsi-lo:

43 Afafina amy ny fahafaham-boninahi-
tra, atsangana amy ny voninahitra: afafina
amy ny fahalemena, atsangana amy ny
hery:

44 Afafina tena nisy aina, atsangana tena
misy fanahy. Misy tena misy aina, ary
misy tena misy fanahy.

45 Ary araky izany no voa soratra hoe,
"I Adama voalohan-dahy natao zava-
miaina;" i Adama farany *natao* fanahy
mahavelona.

46 Anefa, tsy izay misy fanahy no voalo-
hany, f' izay misy aina; dia vao izay misy
fanahy.

47 Ny lehilahy voalohany avy amy ny
tany, dia tany: ny lehilahy faharoa, dia ny
Tompo avy any an-danitra.

48 Izay rehetra avy amy ny tany, mana-
haky lehy avy amy ny tany; ary izay re-
hetra avy amy ny lanitra, manahaky Lehy
avy any an-danitra.

49 Ary toy ny nitondrantsikia ny endriky
ny avy amy ny tany, no hitondrantsikia ny
endriky Lehy avy any an-danitra.

50 F' izany no lazaiko, ry rahalahy, ny
nofo aman-dra tsy mahazo mandova ny
fanjakan' Andriamanitra; ary ny lo tsy
mandova ny tsi-lo.

51 Indro, izaho manambara anareo zava-
tsaro-pantarina; tsy hodi-mandry isikia re-
hetra, fa hovana isikia rehetra,

52 Vetivety, toy ny fipi-maso, raha haneno
ny trompetra farany: fa ny trompetra ha-
neno, ary ny maty hatsangana tsy ho lo in-
tsony, ary isikia hovana.

53 F' itoy meti-lo itoy tsy maitsy hitafy
ny tsi-lo, ary itoy meti-maty itoy tsy maitsy
hitafy ny tsi-maty.

54 Fa rehefa itoy meti-lo itoy hitafy ny
tsi-lo, ary itoy meti-maty itoy hitafy ny tsi-
maty, dia ho tanteraka ny teny voa soratra
hoe, "Ny fahafatesana nateliny ny fandre-
sena."

55 Ry fahafatesana ô, aiza ny fanin-
dronanao? Ry fasana ô, aiza ny fandre-
senao?"

56 Fa ny ota no fanindronany ny fahafa-
tesana; ary ny lalàna no heriny ny ota.

57 F' isaorana anie Andriamanitra Izay
manome antsikia ny fandresena amy ny ala-
lany Iesio Kiraisity Tompontsikia.

58 Ary, ry rahalahy malalako, mahareta,
aza miova, mitomboa mandrakariva eo
amy ny asany ny Tompo, mahalala fa tsy
foana ny asanareo eo amy ny Tompo.

## TOKO XVI.

ARY ny amy ny famoriam-bola ho any ny
olo-masina, dia atavy hianareo kosa toy
izay nampanavako ny fiangonana maro any
Galatia.

2 Amy ny voalohan' andro aminy isan-
kerinandro, samia hianareo mamory vola
ho am-pireketany, araky izay nampanam-
binana azy, mba tsy hisy famoriam-bola
raha tonga aho.

3 Ary raha tonga aho, izay tendrenareo
no hirahiko mitondra taratasy, hanatitry ny
fiantranareo ho any Ieriosalema.

4 Ary raha tokony handehanako koa, dia
hiaraka amiko izareo.

5 Ary izaho hankany aminareo, raha han-
deha hamaky any Makedonia aho: fa man-
deha hamaky any Makedonia aho:

6 Ary angamba izaho hitoetra, ka handany
ny ririnina eo aminareo, mba hanateranareo
ahy aminy izay halehako.
7 F' izaho tsy mikiasa hamangy anareo
ankehitriny toy ny olo-mandalo; f' izaho
manantena hitoetra kely eo aminareo, raha
havelany ny Tompo.
8 Fa hitoetra any Efeso aho, mandrapihiaviny
ny Pentekosity.
9 Fa varavaran-dehibe sy malalaka no
vohana ho ahy, ary maro ny fahavalo.
10 Fa raha tonga i Timoteo, tandremo mba
hitoe-tsi-matahotra eo aminareo izy: f' izy
manao ny asany ny Tompo toy ny ataoko.
11 Ary, aza avela hisy olona hanevateva
azy: fa atero soa aman-tsara izy, mba
hankanesany aty amiko: f' izaho miandry
azy hiaraka amy ny rahalahy.
12 Fa ny amy ny Apolô rahalahy, izaho
nangataka fatratra taminy handeha hiaraka
amy ny rahalahy hankeo aminareo: fa tsy
sitra-pony indrindra handeha ankehitriny
izao; fa ho avy izy, rehefa hisy hialany.
13 Miambena hianareo, mitoera mafy eo
amy ny finoana, atavy izay fanaon-dehilahy,
mahareza.
14 Aoka hataonareo ny zava-drehetra eo
amy ny fitiavana.
15 Izaho mangataka aminareo, ry rahalahy,
(hianareo mahalala ny eo an-tranon-TSitefana,
fa voaloham-bokatra any Akaia
izany, ary efa tamana hanao fanompoany
ny olo-masina izareo,)
16 Mba hekenareo izay, ambany izay rehetra
miray raharaha aman' asa aminay.
17 Faly aho noho ny fihiaviany Sitefana,
sy Forotonato, ary Akaiko: f' izareo nahatanteraky
izay tsy vitanareo.
18 Fa nahafaly ny fanahiko sy ny anareo
izareo: koa ankasitraho izay manao izany.
19 Ny fiangonana maro any Asia manao
veloma anareo. I Akila, sy Pirisikila
manao veloma anareo indrindra eo amy ny
Tompo, ambany ny fiangonana izay eo antranony.
20 Ny rahalahy rehetra manao veloma
anareo. Mifanava veloma hianareo amy
ny fanorohana masina.
21 Ny tànako anavako i Paolo veloma:
22 Raha misy olona tsy tia any Iesio Kiraisity
Tompo, aoky izy ho Anatema, Maran'
ata;
23 Ho anareo anie ny fahasoavany Iesio
Kiraisity Tompo;
24 Ny fitiavako anie ho anareo rehetra
amy ny alalany Kiraisity Iesio. Amena.

---

NY EPISITOLY FAHAROA

NO SORATANY PAOLO APOSITOLY

# ANY NY OLON-KORINTO.

## TOKO I.

I PAOLO apositoliny Iesio Kiraisity, araky
ny sitra-pon' Andriamanitra, ary Timoteo
rahalahy, mamangy ny fiangonan'
Andriamanitra izay any Korinto, ambany
ny olo-masin-drehetra izay any Akaia tontolo:
2 Fahasoavana ho anareo anie sy fihiavanana
avy amin' Andriamanitra Raintsikia,
sy Iesio Kiraisity Tompo.
3 Isaorana anie Andriamanitra Rainy
Iesio Kiraisity Tompontsikia, Rainy ny
famindram-po, sy Andriamanitry ny fifalian-drehetra;
4 Izay mampifaly anay eo amy ny fahorianay
rehetra, mba hahampifalianay
izay rehetra mitondra fahoriana, amy ny
fifaliana izay ampifalian' Andriamanitra
anay.
5 Fa toy ny itomboany ny fiaretanay noho
ny any Kiraisity, no itomboany ny fifalianay
kosa amy ny alalany Kiraisity.
6 Ary na ory izahay, dia ho fampifaliana
sy famonjena anareo izany; izay ahatanterahany
ny faharetany ny fiaretana izay iare-

tanay kosa: na faly izahay, dia ho fampi-
faliana sy famonjena anareo izany.
7 Ary tsy miova ny fanantenanay anareo,
satria mahalala izahay fa tahaky ny niom-
bonantsikia ny fiaretana no ampifaliana an-
tsikia koa.
8 Fa tsy tianay tsy ho fantatrareo, ry ra-
halahy, ny fahorianay izay nanjo anay tany
Asia, fa voa tery indrindra izahay mihoatra
noho ny zakanay, ka dia namoizanay ny
ainay aza:
9 Fa nanan-teny nahafaty teo anati-tena
izahay, ka tsy ny tenanay, fa Andriamani-
tra, Izay manangany ny maty, no ito-
kianay:
10 Izay namonjy anay taminy izao faha-
fatesan-dehibe izao, ary mbola mamonjy
hiany Izy: Izy itokianay, fa hamonjy
hiany Izy;
11 Satria manampy hangataka ho anay
hianareo, mba hisaorany ny maro noho anay,
satria ny fanomezany ny olo-maro anay.
12 F' izany no fifalianay, dia ny filazany
ny fieritreretanay fa fo mahitsy, sy fanahy
tsara amin' Andriamanitra, tsy ny fahen-
dreny ny nofo, fa ny fahasoavan' Andria-
manitra, no nitondranai-tena teo aminy izao
tontolo izao, mainkia teo aminareo.
13 F' izahay tsy manoratra teny hafa ami-
nareo, afa tsy izay no vakinareo, sy izay
ekenareo; ary manantena aho, fa hekena-
reo hatramy ny farany;
14 Toy izay nanekinekenareo anay; fa
fifalianareo izahay, dia tahaka anareo ho
anay amy ny androny Iesio Tompo.
15 Ary taminy izao fahatokian' izao, dia
nikiasa hankeo aminareo rahateo aho, (mba
hahazoanareo soa indray;)
16 Ary hiala aminareo hankany Make-
donia, ary hiala any Makedonia indray, vao
hankany aminareo, ary mba ho haterinareo
ho any Iodaia.
17 Ary, raha nikiasa izany aho, dia
nanao toatoa v' aho? sa izay zavatra no
kasaiko, dia mikiasa araky ny nofo v' aho,
ka amiko ny eny ho eny, ary ny tsia ho
tsia?
18 Fa raha marina Andriamanitra, ny
teninay taminareo tsy eny sy tsia;
19 F' Iesio Kiraisity Zanak' Andriama-
nitra, Izay no torinay teo aminareo, dia
izaho sy Silovano sy Timoteo, dia tsy eny
sy tsia, fa teo anatiny dia eny hiany.
20 F' izay teni-nomen' Andriamanitra,
dia eny, sy Amena, izy rehetra, eo anatiny,
ho voninahitr' Andriamanitra, noho ny
ataonay.
21 Fa Andriamanitra no mampitoetra
antsikia rehetra ho aminy Kiraisity, ka na-
nendry anay;
22 Ary Izy no nanamarikia anay koa,
ka nasiany tam-ponay ny santatry ny Fa-
nahy.
23 Ary, izaho miantso an' Andriamani-
tra ho vavolombelona amy ny fanahiko, fa
ny fiantràko anareo hiany no tsy mbola
nankanesako any Korinto.
24 Fa tsy tompony ny finoanareo izahay,
fa mpanampy ny fifalianareo: fa finoana
no itoeranareo.

## TOKO II.

F' IZAHO efa ninia izany tam-poko, tsy fa-
lahelovana hankanesako aminareo indray.
2 Fa raha mampalahelo anareo aho, iza
no mampifaly ahy, raha tsy izay nampa-
lahelovako?
3 Ary nanoratry izany indrindra ho ami-
nareo aho, fandroa aho raha tonga, dia ma-
hazo alahelo aminy izay tokony hifaliako
aho; fa matoky anareo rehetra aho, fa ny
fifaliako, dia fifalianareo rehetra.
4 Fa ny fahoriana be sy ny alahelom-po
no nanoratako tamy ny ranomaso maro ho
aminareo; tsy mba hampalahelo anareo,
fa mba ho fantatrareo ny fitiavan-dehibe
izay itiavako anareo indrindra.
5 Fa raha misy efa mampalahelo, tsy
nampalahelo ahy hiany izy, fa nampalahe-
lohelo anareo rehetra koa, fa tsy tiako ha-
tao teny mafy loatra.
6 Aoka ho aminy izay olon' izay izany
anatr' izany, izay ataony ny maro.
7 Tsy izany hiany, fa tokony hamela-he-
loka sy hampifaly *azy* hianareo, fandroa
manan' alahelo be loatra izany olon' izany.
8 Ary izaho miangavy aminareo, mba
hampitoetry ny fitiavanareo azy.
9 F' izany no nanoratako, mba ho fanta-
tro ny toetrareo, na maneky *ahy* amy ny
zava-drehetra hianareo, na tsia.
10 F' izay avelanareo heloka no avelako
kosa: f' izay navelako heloka, hianareo no
namelako azy teo imasony Kiraisity;
11 Fandroa ho resiny ny Satana isikia:
satria fantatsikia ny fanangoleny.
12 Ary, raha tonga tany Trôa aho hitory

ny filazantsara any Kiraisity, ary no vo-
hany ny Tompo varavarana aho,
13 Dia tsy nanam-pitsaharana teo amy
ny fanahiko aho, satria tsy nahita any Tito
rahalahiko aho: fa rehefa nanao veloma
tamy ny olona aho, dia niala teo aho han-
kany Makedonia.
14 F' isaorana anie Andriamanitra, Izay
mampahery anay mandrakariva eo aminy
Kiraisity, ka dia izahay ampisehoany ny
hanitry ny fahalalany eny tontolo eny.
15 F' izahay ho an' Andriamanitra dia
hanitry Kiraisity eo aminy izay ho vonjena
sy izay ho very:
16 Eo amy ny anankiray dia hanitry ny fa-
hafatesana ho fahafatesana; ary eo amy ny
anankiray dia hanitry ny fiainana ho fiai-
nana. Ary iza no mahaleo izany zavatr'
izany?
17 F' izahay tsy mba toy ny maro izay
manatsatso ny tenin' Andriamanitra ho
vola aman-karena; fa toy ny amy ny faha-
marinana, dia toy ny amin' Andriamanitra,
eo imason' Andriamanitra, dia miteny ny
any Kiraisity izahay.

## TOKO III.

MIDERA-TENA indray v' izahay? sa mila
toy ny sasany izahay episitoly filazan-tsoa
aminareo, na episitoly filazanareo-soa?
2 Hianareo no episitolinay voa soratra
am-ponay, sady fantatra no vakiny ny olon-
drehetra:
3 Satria hita marina fa hianareo no episi-
toliny Kiraisity izay nampanavanay anareo,
ka tsy ny ranomainty, fa ny Fanahin' An-
driamanitra mahavelona no nanoratana; tsy
tamy ny lataba-bato, fa tamy ny lataba-no-
fony ny fo.
4 Ary izahay manany izany toky izany
amy ny alalany Kiraisity ho amin' Andria-
manitra:
5 Anefa tsy mahaleo mihievitra na inona
na inona izahay hiany; fa ny mahaleo
anay avy amin'Andriamanitra;
6 Izay efa mampahaleo anay koa ho mpa-
nompo amy ny fanekena vaovao; tsy amy
ny soratra, fa amy ny fanahy: fa ny sora-
tra mamono, ary ny fanahy mamelona.
7 Fa raha nanam-boninahitra ny fanom-
poany ny fahafatesana sady voa soratra no
voa soritra tamy ny vato, ka dia tsy naha-
jery ny zanaky Isiraely, handiniky ny tare-
hiny Môse, noho ny voninahitry ny tare-
hiny; na dia efa ho levona izany;
8 Dia mainkia tsy hanam-boninahitra va
ny fanompoany ny Fanahy?
9 Fa raha voninahitra ny fanompoany ny
fahamelohana, mainkia hanan-tombo voni-
nahitra ny fanompoany ny fahamarinana.
10 Ary izay efa nalaza tsy nanam-bonina-
hitra taminy izany noho ny voninahitra izay
manan-tombo.
11 Fa raha nalaza izay efa ho levona,
mainkia halaza izay mitoetra.
12 Ary raha manany izany fanantenan'
izany izahay, dia manao teny marimarina
izahay:
13 Ary tsy toa any Môse izay nanarony
ny tarehiny tamy ny fisalobonana, ka dia
tsy nahajery ny zanaky Isiraely handiniky
ny farany izay efa ho levona:
14 Fa voa jamba ny sainy: fa mitoetra
ambarak' andro àny izany fisalobonan' iza-
ny amy ny famakiany ny teniny ny fane-
kena taloha; satria tsy hitany f' i Kiraisity
no ahesorany izany.
15 Fa ambarak' andro àny, raha mamaky
ny teniny Môse izareo, dia manarony ny
fony ny fisalobonana.
16 Kanefa raha hiverina amy ny Tompo
izany, dia hesotra ny fisalobonana.
17 Ary ny Tompo no izany fanahy izany:
ary izay itoerany ny Fanahiny ny Tompo
no itoerany ny fahafahana.
18 F' isikia rehetra, raha mijery toy ny
amy ny fitaratra ny voninahitry ny Tompo
amy ny tarehy tsi-misarona, ovany ny vo-
ninahitra hirai-endrikia ho voninahitra, ara-
ky ny fanovany ny Fanahiny ny Tompo.

## TOKO IV.

ARY satria manany izany fanompoan' izany
izahay, toy ny nahazoanay famindram-po,
dia tsy mba ketraka izahay;
2 F' izahay efa nanary ny zava-miafina
mahamenatra, ka tsy mandeha amy ny fi-
hiendren-tsaina, na manatsatso ny tenin'An-
driamanitra; fa ny fanehoany ny marina
no ampankasitrahanai-tena ny fieritreretany
ny olon-drehetra eo anatrehan' Andriama-
nitra.
3 Fa raha miafina ny filazantsaranay, dia
miafina aminy izay ho very izany:
4 Izay nahampahajambany ny andriama-
nitry izao tontolo izao, dia ny sainy ny tsy

mino, mba tsy hiposahany ny fahazavany
ny filazantsara voninahitry Kiraisity, Izay
no endrik' Andriamanitra.
5 Fa tsy tena no torinay, f' i Kiraisity Iesio
Tompo; ary izahay tena, mpanompo ana-
reo noho ny any Iesio.
6 Fa Andriamanitra Izay nandidy ny
mazava hahazava eo amy ny maizina, no
nampahazava ny fonay, ho fahazavany ny
fahalalany ny voninahitr' Andriamanitra
eo amy ny tarehiny Iesio Kiraisity.
7 F' izahay manany izao rakitr' izao eo
anaty vilan-tany, mba hisehoana fa avy
amin' Andriamanitra ny halehibeny ny
hery, fa tsy avy aminay.
8 Ory izahay amy ny aleha rehetra, fa
tsy voa tery; very hevitra izahay, fa tsy
afa-po;
9 Enjehina, fa tsy foy; potraka, fa tsy
maty;
10 Mitondra ny fahafatesany Iesio Tompo
mandrakariva amy ny tena, mba hisehoany
ny fiainany Iesio kosa eo amy ny tenanay.
11 F' izahay izay velona atolotra ho vo-
noina mandrakariva noho ny any Iesio,
mba hisehoany ny fiainany Iesio kosa eo
amy ny nofonay meti-maty.
12 Ary fahafatesana miasa eo anatinay,
fa fiainana eo anatinareo.
13 Ary izahay manany izany fanahim-
pinoan' izany, araky ny voa soratra hoe,
"Nino aho, ka dia niteny aho;" mino iza-
hay kosa, ka dia miteny koa izahay;
14 Mahalala f' Izay nanangana any Iesio
Tompo, no hanangana anay kosa amy
ny alalany Iesio, ka hanolotra antsikia
rehetra.
15 Fa ny zava-drehetra *atao* hahasoa ana-
reo, hitomboany ny fahasoavana izay ni-
hiabe ho voninahitr' Andriamanitra noho ny
fisaorany ny maro.
16 Maha-tsi-ketraka anay izany; ary, na
dia maty ny lehilahi-ivelanay, dia no velo-
mina ny lehilahi-anatinay isan' andro.
17 Fa ny fahorianay maivana, izay maha-
ritra vetivety hiany, miasa ho anay vonina-
hitra mavesatra mandrakizay, tsara lavitra
ka mihoatr' indrindra;
18 Raha tsy mijery ny hita, fa ny tsi-
hita, izahay: fa ny hita maharitra andro
anio; fa ny tsi-hita maharitra mandra-
kizay.

## TOKO V.

Ary fantatray fa, raha ho ravana ny trano-
lainay avy amy ny tany, dia manany ny
voa rafitr' Andriamanitra izahay, trano tsy
nataon-tànana, mandrakizay, any an-danitra.
2 Ary misento eo anatiny itony izahay,
ka maniry indrindra hitafy ny tranonay
izay avy any an-danitra koa izahay:
3 Raha tàhiny ho hita mitafy, tsy mba
mitanjaka, izahay.
4 Fa misento ka mivesatr' entana izahay,
raha eo anatiny itony trano-lay itony: tsy
mba tahanalany ny fitafianay, fa mba ho
tafiny koa izahay, mba hateliny ny fiainana
ny meti-maty.
5 Ary Andriamanitra no efa namboatra
anay ho aminy izany indrindra, Izay efa
nanome anay ny santatry ny Fanahy hiany.
6 Ka dia matoky mandrakariva izahay,
ka fantatray fa, raha mitoetra eo amy ny tena
izahay, tsy mitoetra any amy ny Tompo:
7 (Fa finoana no mampandeha anay, tsy
fahitana:)
8 Izahay matoky, ka aleonay tsy mitoetra
eo amy ny tena, ary ho any amy ny Tompo.
9 Ary izany no ikieliezanai-aina, mba
hankasitrahany anay, na eo na tsy eo.
10 Fa samy tsy maitsy miseho eo amy
ny fitsarany Kiraisity isikia rehetra, mba
handraisany ny olon-drehetra izay zavatra
*nataony* raha teo amy ny tena, araky izay
nataony, na tsara, na ratsy.
11 Ary, mahalala ny tahotry ny Tompo,
dia mampaneky ny olona izahay, ary hitan'
Andriamanitra izahay; ary matoky aho, fa
ho hitany ny fieritreretanareo kosa.
12 Fa tsy midera-tena indray aminareo
izahay, fa manome anareo izay ideranareo
anay, mba ho hitanareo izay havalinareo
izay midera eo imaso, fa tsy amy ny fo.
13 Fa raha veri-saina izahay, dia ho an'
Andriamanitra; raha hendry izahay, dia
ho anareo.
14 Fa ny fitiavany Kiraisity manery anay;
satria manao izany izahay fa, raha maty ny
anankiray nisolo ny olon-drehetra, dia maty
izy rehetra:
15 Ary Izy maty nisolo ny olon-drehetra,
mba tsy ho velona ho azy intsony izay ve-
lona, fa ho any Izay maty nisolo azy, sady
nitsangan' indray.
16 Ary tsy misy olona fantatray intsony
araky ny nofo: eny, na dia fantatray i Ki-

raisity araky ny nofo, anefa ankehitriny tsy
fantatray intsony Izy.
17 Ary raha misy olona miray aminy
Kiraisity, dia olom-baovao izy : efa lasa ny
zavatra fahiny ; indro, efa vaovao ny zava-
drehetra.
18 Fa ny zava-drehetra avy amin' An-
driamanitra, Izay nampihiavana antsikia
taminy amy ny alalany Iesio Kiraisity, dia
nanome anay ny fanompoany ny fampihia-
vanana:
19 Dia izany, fa Andriamanitra eo ana-
tiny Kiraisity, no nampihiavany izao ton-
tolo izao taminy, ka tsy nanisa azy ny faho-
tany ; ary efa nomeny anay ny teniny ny
fampihiavanana.
20 Ary iraka solony Kiraisity izahay,
toa Andriamanitra mampangataka anay
aminareo: solony Kiraisity izahay, man-
gataka aminareo: mihiavàna amin' Andria-
manitra anie hianareo.
21 F' Izay tsy nahalala ota, nataony ho ota
hisolo antsikia ; mba hanavana antsikia ho
fahamarinan' Andriamanitra amy ny alalany.

## TOKO VI.

Ary izahay koa mpirai-asa, mangataka ami-
nareo mba tsy handraisanareo foana ny faha-
soavan' Andriamanitra.
2 (Fa hoy Izy, "Izaho efa nandre Anao
teo amy ny taona fankasitrahana, ary efa na-
monjy Anao teo amy ny andro famonjena" :
indro, ankehitriny no andro fankasitrahana ;
indro, ankehitriny no andro famonjena.)
3 Ary izahay tsy manao izay mahatafin-
tohina na amin' inona na amin' inona, mba
tsy homen-tsiny ny fanompoana :
4 Fa mba hampankasitrahanai-tena amy
ny zava-drehetra, tahaky ny mpanompo an'
Andriamanitra, amy ny faharetana be, amy
ny fahoriana, amy ny fahantrana, amy ny
falahelovana,
5 Amy ny fivatra, amy ny fifatorana, amy
ny fikiotranana, amy ny fiasana, amy ny
fiambenana, amy ny fifadiana ;
6 Amy ny fahadiovana, amy ny fahala-
lana, amy ny fandeferana, amy ny fahale-
mem-panahy, amy ny Fanahy Masina, amy
ny fitiavana tsi-miangatra,
7 Amy ny teny marina, amy ny herin'
Andriamanitra, amy ny fiadiany ny faha-
marinana na amy ny tànan' ankavanana, na
amy ny tànan' ankavia,
8 Amy ny voninahitra, sy fahafaham-bo-
ninahitra, amy ny filazan-dratsy sy fila-
zan-tsoa : tahaky ny mpamitaka, anefa ma-
rina hiany ;
9 Tahaky ny tsi-fantatra, anefa fantatra
tsara hiany ; tahaky ny efa ho faty, fa, in-
dro, velona hiany; tahaky ny vonoina,
anefa tsy maty hiany ;
10 Tahaky ny mahantra, anefa faly man-
drakariva; tahaky ny malahelo, anefa mam-
panan-karena ny maro ; tahaky ny tsy ma-
nana na kely akory, anefa manany ny zava-
drehetra.
11 Ry olon-Korinto, ny vavanay misoka-
tra aminareo, ny fonay mihialehibe.
12 Tsy mba èty eo anatinay hianareo, f'
èty an-kibonareo hianareo.
13 Ary mba ho tambiny izany, (izaho
miteny toy ny amy ny zanako,) mihiale-
hibiaza kosa hianareo.
14 Aza mivady amy ny tsy mino : f' inona
no iraisany ny marina sy ny meloka ? ary
inona no iarahany ny mazava sy ny maizina?
15 Ary inona no ifanarahany Kiraisity sy
Belialy ? ary inona no imbonany ny mino
sy ny tsy mino ?
16 Ary inona no ikiambanany ny tranon'
Andriamanitra sy ny an-tsampy ? fa hia-
nareo no tranon' Andriamanitra mahave-
lona ; araky ny nataon' Andriamanitra hoe,
"Izareo no hitoerako, ary izareo no hale-
hako ; ary Izaho ho Andriamaniny, ary
izareo ho oloko.
17 Ary mivoaha eo afovoany, ka misa-
raha aminy hianareo, hoy Iehôvah, ary aza
manendry ny zava-tsi-madio ; ary Izaho
dia handray anareo.
18 Ary Izaho ho Rainareo, ary hianareo
ho zanako-lahy sy ho zanako-vavy, hoy
Iehôvah Tsi-toha."

## TOKO VII.

Ary, ry hani-malala, raha manany izany
teni-nomen' izany isikia, aoky isikia hana-
dio-tena amy ny maloto rehetra na amy
ny nofo na amy ny fanahy, ka hahatan-
teraky ny fahamasinana amy ny fataho-
rana an' Andriamanitra.
2 Raiso izahay ; tsy nanambak' olona
izahay, tsy naharatsy olona izahay, tsy na-
mitak' olona izahay.
3 Izaho tsy miteny *izany* hanameloka *ana-
reo*: fa nilaza rahateo aho, fa hianareo eo am-
ponay, na hiara-maty na hiara-belona
isikia.

4 Lehibe ny fahasahisahiany ny teniko
aminareo, lehibe ny fandokafako anareo:
feno fifaliana aho, mitombo fifaliana indrindra eo amy ny fahorianay rehetra
aho.
5 Fa, rehefa tonga tany Makedonia izahay, dia tsy nanam-pitsaharana ny nofonay, fa ory manodidina izahay; ady no teo
ivelany, tahotra no teo anaty.
6 Fa Andriamanitra Izay mampifaly ny ory, no nampifaly anay noho ny fihiaviany
Tito;
7 Ary tsy ny fihiaviany hiany, fa ny fifaliana izay nampifalianareo azy koa, raha nambarany taminay ny iriny ny fonareo, ny alahelonareo, ny fitiavanareo ahy; ka dia mainkia nifaly aho.
8 Fa na dia nampalahelo anareo tamy ny episitoly aho, tsy manenina aho, kanefa nanenina hiany: fa fantatro, f' efa nampalahelo anareo izany episitoly izany, kanefa vetivety hiany izany.
9 Mifaly aho ankehitriny, tsy noho ny nampalahelovana anareo, fa noho ny nampalahelovana anareo hibebaka; fa araka an' Andriamanitra no nampalahelovina hianareo, mba tsy hataonay matiantoka hianareo na amin' inona na amin' inona.
10 Fa ny alahelo araka an' Andriamanitra miasa fibebahana ho famonjena tsy hibebahana: fa miasa fahafatesana ny alahelony izao tontolo izao.
11 Fa, indro, izany indrindra no nampalahelovana anareo araka an' Andriamanitra, nanao ahoana ny habeny ny fitandremana niasany teo anatinareo, dia ny fialan-tsiny, dia ny fahatezerana, dia ny fahatahorana, dia ny faniriana mafy, dia ny zotom-po, dia ny famaliany ny atao! Tamy ny zava-drehetra, no nisehoanareo madio taminy izany zavatr' izany.
12 Ary, na dia nanoratra ho aminareo aho, tsy mba *nanoratra aho* noho ny nanao izay tsi-marina, na noho ny nandefitry izay tsi-marina, fa mba hiseho aminareo eo anatrehan' Andriamanitra ny fitandremanay anareo.
13 Ary faly izahay noho ny fifalianareo: eny, dia faly indrindra izahay noho ny fifaliany Tito, fa hianareo rehetra nahafak' alahelo ny fanahiny.
14 Fa tsy nahamenatra ahy izany, raha nideradera anareo aminy aho; fa toy ny no lazainay ny zava-drehetra marina taminareo, dia marina ny fiderana izay nataonay teo anatrehany Tito.
15 Ary mainkia mihialehibe ny fangorakorahany ny kibony aminareo, raha mahatsiaro ny fanarahana nataonareo rehetra izy, ka nanao ahoana ny fatahorana sy ny fangovitana, no nandraisanareo azy.
16 Ary faly aho, fa matoky anareo amy ny zava-drehetra aho.

## TOKO VIII.

ARY izahay, ry rahalahy, mampahafantatra anareo ny fahasoavan' Andriamanitra izay nomena ho any ny fiangonana maro any Makedonia;
2 F' eo amy ny fahoriana mafy, fizahantoetra, dia nitombo ny habeny ny fifaliany, sy ny halaliny ny alahelony, ho hareny ny fiantrany.
3 Fa araky ny zakany ireo, (vavolombelona aho,) eny, mihoatra noho ny zakany, dia sitraky ny fony izany;
4 Dia nangataka izareo, ka nitaraina mafy taminay, handray ny zavatr' omena sy ny fanomezany ny fiantrana hanompoany ny olo-masina.
5 Ary tsy toy ny nantenainay, fa nanolotena ho any ny Tompo aloha izareo, dia vao ho anay araky ny sitra-pon' Andriamanitra.
6 Izany no nangatahanay any Tito, mba hahatanteraka eo aminareo koa izany zavatr' omen' izany, toy izay vao nataony fahiny.
7 Ary aoky hihialehibiazanareo aminy izany fahasoavan' izany koa, toy ny halehibiazanareo amy ny zava-drehetra, dia amy ny finoana, sy fiteny, sy fahalalana, sy fahazotoan-drehetra, ary ny fitiavanareo anay.
8 Tsy miteny araky ny didy aho, fa noho ny zotom-pony ny sasany, ary mba hizaha ny hamariny ny fitiavanareo.
9 Fa fantatrareo ny fiantrany Iesio Kiraisity Tompontsikia, na dia nanan-karena Izy, dia tonga malahelo noho ny anareo, mba hampanan-karena anareo ny alahelony.
10 Ary, dia manome anatra aminy izany aho: fa mahatsara anareo izany, izay efa nanao fahiny, ka tsy nanao hiany, fa sitraponareo koa hatramy ny taon-dasa.
11 Ary ankehitriny, atavy tanteraka izany, mba hanaraky ny zotony ny sitra-po ny mahatanteraka aminy izay ananareo.
12 Fa raha mazoto rahateo ny saina, dia

araky izay ananany ny olona no ankasitrahana, ka tsy araky izay tsy ananany.
13 Fa tsy *tiako* hahamaivan' entana ny
sasany, ary hahavesatr' entana anareo:
14 Fa mba hitoviana, *tiako* ny habeny ny
harenareo *hahafaky* ny alahelony ankehitriny izao, ary ny habeny ny hareny hahafaky ny alahelonareo kosa, mba hisy fitoviana;
15 Araky ny voa soratra hoe, "Ny *namory* be tsy nanan' amby; ary ny *namory* kely tsy nanam-pilana.
16 F' isaorana anie Andriamanitra Izay nandatsaky izany fitandremana anareo izany tam-pony Tito.
17 F' izy tokoa nandray izany anatr' izany; fa mazotozoto kokoa izy, ka sitrapony no nankanesany ho aminareo.
18 Ary izahay naniraka homba azy ny rahalahy, izay no deraina amy ny filazantsara eo amy ny fiangonan-drehetra;
19 Ary tsy izany hiany, f' efa no tendreny ny fiangonana koa, mba handeha hiaraka aminay hitondra izao fiantran' izao, izay amboarinay ho voninahitry ny Tompo sy *ny filazany* ny zoton-tsainareo.
20 Ary mitandrina mba tsy homen' olona tsiny izahay aminy izao harena be amboarinay izao:
21 Fa mamboatry izay zava-marina, tsy eo imasony ny Tompo hiany, f' eo imasony ny olona koa.
22 Ary izahay naniraka homba azy ny rahalahinay, izay efa hitanay mazoto matetikia amy ny zavatra maro, fa ankehitriny mazotozoto kokoa izy noho ny halehibeny ny fatokiany anareo.
23 Raha *misy manontany* any Tito, dia namako izy sy mpirai-asa amiko ho anareo: sa ireo rahalahinay, dia iraky ny fiangonana izareo, ho voninahitry Kiraisity.
24 Ary manehoa azy, dia eo imasony ny fiangonan-drehetra, ny hamariny ny fitiavanareo, sy ny fideranay anareo.

## TOKO IX.

Fa ny amy ny fiantrana ho any ny olo-masina, tsy tokony hanoratra aminareo aho:
2 F' izaho mahalala ny zoton-tsainareo, izay iderako anareo amy ny olon-Makedonia, fa ny any Akaia nahavonona hatramy ny taon-dasa; ary ny zotom-ponareo nampahazoto ny maro.
3 Ary naniraky ireo rahalahy ireo aho, fandroa ho foana ny fideranay anareo aminy izany zavatr' izany; mba ho vonona hianareo araky izay no lazaiko:
4 Fandroa, raha tàhiny hiaraka amiko ny any Makedonia, ka hahita anareo tsy mbola vonona, dia ho menatra izahay (tsy lazainay hoe, hianareo,) noho izany fiderana mahatoky izany.
5 Ary nihievitra aho fa tokony hangataka amy ny rahalahy handeha hialoha ho aminareo, ary hahavita rahateo ny fiantranareo izay voa laza fahiny, mba ho vita izany, toy ny fiantrana, ka tsy toy ny fahihirana.
6 F' izany *no lazaiko*, Izay mamafy kely, dia kely kosa no ho jinjany; ary izay mamafy be, dia be kosa no ho jinjany.
7 *Aoky* ny olon-drehetra *hanao* araky izay iniany ny fony, tsy amy ny fimonomonoana, na amy ny faneriterena: fa "ny mpanome mifaly no tian' Andriamanitra."
8 Ary Andriamanitra mahampitombo ny fahasoavan-drehetra aminareo; ka dia hanany ny onon-drehetra mandrakariva amy ny zava-drehetra hianareo, ka hitombo amy ny asa tsara rehetra:
9 (Araky ny voa soratra hoe, "Izy efa nanely; izy efa nanome ny malahelo: ny fahamarinany maharitra mandrakizay."
10 Ary Izay manome voa ho any ny mpamafy, ary mofo ho hanina, hanome sy hahabe anie ny voa izay afafinareo, ary hampitombo anie ny vokatry ny fahamarinanareo;)
11 Ary hanan-karena hianareo amy ny zava-drehetra ho fiantran-drehetra, izay mampisaotra anay an' Andriamanitra.
12 Fa ny fanavany izany fanompoan' izany, tsy mahafaky ny alahelony ny olomasina hiany, fa mihiabe amy ny fisaorana maro an' Andriamanitra koa;
13 Satria ny fanandramany izany fiantran' izany, no ankalazany an' Andriamanitra, noho ny fanarahany ny fanekenareo ny filazantsara any Kiraisity, ary ny fiantrana be nomenareo azy sy ny olon-drehetra;
14 Ary amy ny fangatahany ho anareo, izay manina anareo noho ny habeny ny fahasoavan' Andriamanitra eo anatinareo.
15 Hisaorana anie Andriamanitra noho ny zava-nomeny tsy azo tononina,

## TOKO X.

ARY izaho i Paolo hiany mangataka ami-
nareo noho ny halemem-panahy, sy ny ha-
moram-panahiny Kiraisity, ary raha eo
aminareo aho dia ratsi-tarehy eo anatreha-
nareo, fa raha tsy eo aho dia sahisahy ami-
nareo aho.
2 Dia mangataka aho, mba tsy ho sahi-
sahy, raha eo aho, amy ny toky izay no
heveriko ho sahisahy hananatry ny sasany,
izay manao anay toy izay mandeha araky
ny nofo.
3 Fa na dia mandeha amy ny nofo izahay,
tsy mba miady araky ny nofo izahay:
4 (Fa tsy avy amy ny nofo ny fia-
diany ny tafikay, fa ampaherezin' An-
driamanitra izany, handrava ny fiarovana
mafy;)
5 Dia mandrava ny fisainana, sy ny za-
vatra avo rehetra izay manohitry ny faha-
lalana an' Andriamanitra, izahay, ka mama-
bo ny hevitra rehetra haneky any Kiraisity;
6 Ary voa vonona hampijaly ny fanohe-
ran-drehetra, raha tanteraka ny fanaraha-
nareo.
7 Mijery zavatra araky ny fisehoana
va hianareo? Raha misy olona matoki-
tena fa any Kiraisity izy, aoky izy hihie-
vitry izany amy ny tena indray, fa toa azy
any Kiraisity, dia any Kiraisity toy izany
kosa izahay.
8 Fa tsy ho menatra aho, na dia handoka-
doka-tena bebe kokoa noho ny fahefanay,
izay nomeny ny Tompo anay, ho fanana-
rana, ka tsy ho fanimbana anareo:
9 Mba tsy hisehoako toy ny tahampita-
hotra anareo amy ny episitoly.
10 Fa ny episitoly, hoy izareo, dia mave-
satra ka mahery tokoa; fa malemy ny fana-
trehany ny tena, ary mibakabaka ny fiteny.
11 Aoky izay olon' izay hihievitry izany,
fa mitovy ny fiteninay amy ny episitoly,
raha tsy eo izahay, sy ny asanay, raha eo
izahay.
12 F' izahay tsy sahy hanao-tena ho isany,
na hanoha-tena aminy izay mandoka-tena:
fa tsy hendry ireny, raha manoha-tena amy
ny tena, ary manaha-tena amy ny tena
izareo.
13 F' izahay tsy hidera zavatra tsy voa
ohatra, fa araky ny fanoharana nomen'
Andriamanitra anay, dia ohatra hahatratra
anareo.
14 F' izahay tsy miezaka mihoatra *ny
ohatray*, toy ny tsy hahatratra anareo: f'
izahay efa nahatratra anareo hiany amy ny
filazantsara any Kiraisity:
15 Tsy midera zavatra tsy voa ohatra,
amy ny asany ny olon-kafa; fa manantena,
raha hitombo ny finoanareo, dia hihialehi-
biazanareo izahay be, araky ny fanoharanay,
16 Mba hitory ny filazantsara amy ny
tany any an-koatrareo, tsy mandoka-tena
aminy izay zavatra voa voatra eo amy ny
fanoharana *nomena* an' olon-kafa.
17 F' "izay mandoka, aoky izy handoka
eo aminy Iehôvah."
18 Fa tsy izay midera-tena no ankasitra-
hana, f' izay no derainy ny Tompo.

## TOKO XI.

ENGA ka mandefitra amiko kelikely amy
ny hadalako hianareo, dia mandefera amiko
tokoa.
2 Fa fialonana arak' Andriamanitra no
ialonako anareo: f' izaho nampanam-bady
lehilahy iray anareo, mba hatolotro *anareo*
any Kiraisity, tahaky ny mpitovovavy tsy
manan-tsiny.
3 Fa matahotra aho, fandroa ho simba
ny sainareo hiala amy ny fahamarinana
izay eo aminy Kiraisity, tahaky ny nami-
tahany ny menarana any Eva tamy ny
fihiendreny.
4 Fa raha misy avy, ka mitory any Iesio
hafa Izay tsy no torinay, sa mandray Fa-
nahy hafa hianareo Izay tsy no raisinareo,
na filazantsara hafa izay tsy nekenareo, dia
tokony handefitra hianareo.
5 Fa ataoko, tsy mba latsaka noho ny
apositoly ambony indrindra aho.
6 Fa na dia tsy mahay mandaha-teny aho,
tsy mba *toy izany* amy ny fahalalana; f' efa
niseho marimarina teo aminareo tamy ny
zava-drehetra izahay.
7 Efa nanao izay tsy mety v' aho, raha
nanetri-tena aho mba hisandratanareo, sa-
tria nitory taminareo ny filazantsara an'
Andriamanitra maimaimpoana aho?
8 Izaho naka be loatra tamy ny fiango-
nana sasany, ka nandray karama hanom-
poako anareo.
9 Fa raha nitoetra teo aminareo aho, ka
nila hiany, tsy nahavaki-tratra olona aho;
fa ny rahalahy izay avy tany Makedonia
nanome ahy izay nilaiko: ary izaho niton-

dra-tena tamy ny zava-drehetra, ary hitondra-tena aho, tsy mahavaki-tratra anareo.
10 Raha ato anatiko ny fahamarinany Kiraisity, tsy misy olona hampitsahatra ahy aminy izany fandokafan' izany eo amy ny tany any Akaia.
11 Nahoana? satria tsy tiako va hianareo? Andriamanitra mahalala.
12 F' izay ataoko no hataoko hiany, mba hanesorako ny fanalan-tsiny aminy izay mila hiala-tsiny , mba hiseho toa anay izareo, aminy izay ireharehany.
13 Fa apositoly manandoka ireny, mpiasa mamitaka, ka mody ho apositoliny Kiraisity.
14 Ary tsy mahagaga izany; fa mody ho anjeliny ny mazava i Satana.
15 Ary, tsy zava-dehibe izany, raha mody ho mpanompony ny fahamarinana ny mpanompony; ary ny farany hanaraky ny asany.
16 Izaho milaza indray, Aza avela ny olona hanao ahy adala; raha izany, raiso aho toy ny adala, mba handokafako-tena kely kosa.
17 Izay no teneniko aminy izany fahatokiany ny fandokafan-tena izany, tsy miteny araky ny Tompo aho, fa toy ny amy ny fahadalana.
18 Sangy maro no mandoka-tena araky ny nofo, dia handoka-tena kosa aho.
19 Fa malaky mandefitry ny adala hianareo, kanefa hendry hiany hianareo.
20 Fa mandefitra hianareo, raha misy mahandevo anareo, raha misy mandany *ny anareo,* raha misy mandray *ny anareo,* raha misy mirehareha, raha misy mamely tahamaina anareo.
21 Izaho miteny ny amy ny fahafahamboninahitra, toy ny efa malemy izahay. F' izay sahisahian' olona, (izaho miteny toy ny adala,) dia sahisahy kosa aho.
22 Hebirio v' izareo? izaho kosa. Olon-Isiraely v' izareo? izaho kosa. Zanaky Abirahama v' izareo? izaho kosa.
23 Mpanompo any Kiraisity v' izareo? (izaho miteny toy ny adala,) izaho mihoatra; amy ny taozavatra manan-tombo, amy ny fivatra be efa tsy izy, amy ny tranomaizina matetitetikia kokoa, amy ny fahafatesana matetikia.
24 Indimy no nahazoako tamy ny olon-Iodaia kapoka latsak' iray tsy aninefa-polo avy.
25 Intelo no kapohiny ny hazo aho, indrai-maka no toraham-bato aho, intelo no vaky sambo aho, indrai-andro sy indrai-alina nitoetra teo amy ny lalina aho;
26 Tamy ny làlan-kaleha matetikia, saiky nahita loza tamy ny rano aho, saiky nahita loza tamy ny mpangalatra aho, saiky nahita loza tamy ny tompon-tany namako aho, saiky nahita loza tamy ny Eteny aho, saiky nahita loza tany an-tanàna aho, saiky nahita loza tany an-efitra aho, saiky nahita loza tany ambony ranomasina aho, saiky nahita loza tamy ny rahalahy mandaingia aho;
27 Tamy ny fahasasarana sy ny fikielezan-aina, tamy ny fiambenana matetikia, tamy ny noana sy ny mangetaheta, tamy ny fifadiana matetikia, tamy ny hatsiaka sy ny fitanjahana.
28 Manampy izay eo ivelany, dia tonga amiko isan' andro ny fitandremany ny fiangonan-drehetra.
29 Iza no malemy, ka tsy malemy aho? iza no tafintohina, ka tsy mirehitra aho?
30 Raha tokony handoka-tena aho, dia handoka-tena aminy izay momba ny fahalemeko aho.
31 Andriamanitra, dia Rainy Iesio Kiraisity Tompontsikia, Izay finaritra mandrakizay, mahalala fa tsy mandaingia aho.
32 Tany Damaseko, ny mpanapaka fehiny Areta mpanjaka nampiambiny ny tanàny ny olon-Damaseko, ka tehisambotra ahy:
33 Fa ny varavaran-kely no nampidinana ahy teo anatin-tsobiky tamy ny lafin-trano, ka dia nandositry ny tànany aho.

## TOKO XII.

Tsy mahasoa ahy ny mandoka-tena. Kanefa hankeo amy ny fahitana sy ny fanambarany ny Tompo aho.
2 Izaho efa mahalala olona anankiray eo aminy Kiraisity, tokony ho efatra amby ny folo taona lasa, (na teo amy ny tena, na tsy teo amy ny tena, tsy fantatro: Andriamanitra no mahalala;) ilehy anankiray izay nakarina ho any an-danitra fahatelo.
3 Ary izaho mahalala olona toy izany, (na teo amy ny tena, na tsy teo amy ny tena, tsy fantatro: Andriamanitra no mahalala;)
4 Dia nakarina ho any Paradeiso izy, ka

nandre ny teny izay tsy azo tononina, tsy
mety ho tenenin' olona.
5 Ilehy anankiray no ho dokafako: fa tsy
tena no ho dokafako, afa tsy eo amy ny
fahalemeko.
6 Fa na dia tahandoka-tena aho, tsy ho
adala aho; fa hilaza ny marina aho: fa
avelako izany, fandroa misy olona manao
ahy ambony noho izay ahitany ahy, na izay
andrenesany ahy.
7 Ary fandroa hirehareha be loatra aho
noho ny habeny ny fanambarana, dia no-
mena ahy tsilo teo anatiny ny nofo, iraky
Satana hamely ahy, fandroa hirehareha be
loatra aho.
8 Izany no nangatahako intelo tamy ny
Tompo, mba hiala amiko izany.
9 Ary hoy Izy tamiko, Ampy ho anao ny
fahasoavako: fa ny heriko atao tanteraka eo
amy ny fahalemena. Ary mainkia hifaly in-
drindra aho hirehareha amy ny fahalemeko,
mba hitoerany ny heriny Kiraisity amiko.
10 Ary dia finaritra aho amy ny fahale-
mena, amy ny faharatsiana, amy ny fahan-
trana, amy ny fanenjehana, amy ny faho-
riana, noho ny any Kiraisity: fa raha ma-
lemy aho, dia matanjaka.
11 Efa adala aho amy ny fandokafan-tena;
hianareo no nanery ahy: f' efa tokony ho
derainareo aho: fa tsy latsaka noho ny
apositoly ambony indrindra aho, kanefa tsi-
nontsinona aho.
12 Ny famantarany ny apositoly natao
teo aminareo tokoa tamy ny faharetan-dre-
hetra, tamy ny famantarana, sy fahagagana,
ary tamy ny asa tsi-toha.
13 F' inona no nahalatsaka anareo noho
ny fiangonana sasany, afa tsy ny tsy naha-
vaki-tratra anareo aho? mamelà ahy izany
helok' izany.
14 Indro, intelo no nikiasa hankeo ami-
nareo aho; ary izaho tsy hahavaki-tratra
anareo: fa tsy mitady ny anareo aho, fa
hianareo: fa ny zanaka tsy tokony hihiary
ho an-dray aman-dreny, fa ny ray aman-
dreny ho any ny zanaka.
15 Ary hifaly indrindra aho handany, ary
ho lanina, hahatsara ny fanahinareo; na
dia araky ny habeny ny fitiavako anareo, no
hakeliny ny fitiavana ahy.
16 Na dia izany aza, tsy nahavaki-tratra
anareo aho, kandrefa raha nanao-saina aho,
dia nahazo anareo tamy ny fihiendrena
angaha aho.
17 Nanao anareo ho vola aman-karena
v' aho taminy izay nirahiko taty aminareo?
18 Nangataka taminy Tito aho, ary na-
niraky lehy rahalahy homba azy aho. I
Tito nanao anareo ho vola aman-karena
va? tsy fanahy iray hiany va no nande-
hananay? tsy nirai-dia hiany v' izahay?
19 Ary koa, ataonareo va fa miala-tsiny
aminareo izahay? ry hani-malala, izahay
milaza ny zava-drehetra eo anatrehan' An-
driamanitra eo aminy Kiraisity, ho fiana-
ranareo.
20 Fa matahotra aho, fandroa, raha avy
aho, tsy hahita anareo toy izay tiako, ary
ho hitanareo aho toy izay tsy tianareo:
fandroa hisy fiadian-teny, fialonana, faha-
tezerana, fifandirana, fifosana, fibitsibitsi-
hina, fiavonavonana, fitabatabana:
21 Fandroa, raha avy indray aho, Andria-
manitro hampanetry ahy eo aminareo, ary
izaho hanana alahelo amy ny maro, izay
nanota rahateo, ka tsy nibebaka noho ny
falotoana, sy ny filan-dratsy, ary ny fijejo-
jejoana, izay nataony.

## TOKO XIII.

IZAO no fahatelo ny alehako ho aminareo.
"Ny teniny ny vavolombelona roa na telo
no hampitoerany ny teny rehetra."
2 Efa nambarako fahiny, ka milaza ra-
hateo aho, toy ny efa teo impaharoa aho,
ary ankehitriny, tsy manatrikia, dia mano-
ratra aho ho aminy izay nanota fahiny, ary
amy ny sisa rehetra, fa tsy hiantra loatra
aho, raha avy indray aho;
3 Sangy hianareo mitady famantarana
fa mampiteny ahy Kiraisity, Izay tsy
malemy aminareo, fa mahery eo anati-
nareo.
4 Fa na dia voa hombo tamy ny hazo-
fijaliana aza Izy noho ny falemena, dia
velona Izy noho ny herin' Andriamanitra.
Ary malemy eo anatiny kosa izahay, nefa
hiara-belona aminy izahay, noho ny herin'
Andriamanitra aminareo.
5 Mamantara-tena hianareo, na mitoetra
eo amy ny finoana hianareo, na tsia; izahao
toe-tena hianareo. Tsy mahafantatena va
hianareo, f' eo anatinareo i Kiraisity raha tsy
olo-nariana hianareo?
6 Fa matoky aho fa ho fantatrareo, fa tsy
olo-nariana izahay.
7 Ary mangataka amin' Andriamanitra

aho, mba tsy hataonareo izay ratsy; tsy
mba hisehoanay ho olon-ankasitrahana, fa
mba hataonareo izay marina, na dia toy ny
olo-nariana izahay.
8 F' izahay tsy mahay manao izay hanohitry ny marina, fa homba ny marina.
9 Fa faly izahay, raha malemy izahay,
ary mahery hianareo: ary izany koa no
angatahinay, dia ny fahatanterahana anareo.
10 Izany no anoratako izany zavatr'
izany, raha tsy manatrikia *anareo* aho, fandroa, raha manatrikia *anareo* aho, dia hanao teny mafy araky ny hery izay nomeny ny Tompo ahy ho fampianarana, fa tsy ho fandringianana.
11 Farany, veloma, ry rahalahy: efao,
matokia, miraisa-saina, mitoera amy ny
fihiavanana; ary Andriamanitry ny fitiavana, sy ny fihiavanana, ho aminareo.
12 Mifanava veloma amy ny fanorohana
masina.
13 Ny olo-masin-drehetra manao veloma
anareo.
14 Ny fahasoavany Iesio Kiraisity Tompo,
ary ny fitiavan' Andriamanitra, ary ny
fihiavanany ny Fanahy Masina, ho anareo
rehetra anie. Amena.

---

## NY EPISITOLY

NO SORATANY PAOLO APOSITOLY

# ANY NY OLON-GALATIA.

### TOKO I.

I PAOLO apositoly, (tsy avy tamy ny olona,
na voa tendrin' olona, f' Iesio Kiraisity, sy
Andriamanitra Ray, Izay nanangana Azy
tamy ny maty,)
2 Ary ny rahalahy rehetra izay ato amiko, mamangy ny fiangonan-drehetra any
Galatia:
3 Fahasoavana anie ho anareo, sy fihiavanana avy amin' Andriamanitra Ray, sy
Iesio Kiraisity Tompontsikia,
4 Izay nanolo-tena noho ny fahotantsikia, hamonjeny antsikia aminy izao indraimihira ratsi-fanahy izao, araky ny sitrapon'Andriamanitra, dia Raintsikia:
5 Homena azy anie ny voninahitra mandrakizay mandrakizay. Amena.
6 Gaga aho, no nifindra faingiana toy
izany hianareo ho amy ny filazantsara hafa,
hiala aminy izay efa niantso anareo ho amy
ny fahasoavany Kiraisity.
7 Izay tsy hafa; fa misy olona sasany
mampahory anareo, ka tahanova ny filazantsara any Kiraisity.
8 Fa, na dia izahay, na anjely avy any
an-danitra, mitory filazantsara hafa aminareo afa tsy izay no torinay taminareo,
aoka ho zavatra voa ozona izy.
9 Araky ny voa lazanay fahiny, no lazaiko indray ankehitriny, Raha misy olona
mitory filazantsara hafa aminareo, afa tsy
izay no raisinareo, aoka ho zavatra voa
ozona izy.
10 Ary mila-fitia amy ny olona v' aho,
sa amin' Andriamanitra? sa mitady hahafaly ny olona v' aho? fa raha mbola mahafaly ny olona aho, dia tsy ho mpanompo
any Kiraisity aho.
11 F' izaho milaza aminareo, ry rahalahy, fa tsy manaraky ny fanaon' olona
ny filazantsara izay no toriko.
12 F' izaho tsy nandray izany tamy ny
olona, ary tsy nisy nampianatra ahy, afa
tsy ny fanambarany Iesio Kiraisity.
13 Ary efa nandre ny fitondran-tenako fahiny araky ny finoany ny olon-Iodaia hianareo, fa nanenjiky ny fiangonan' Andriamanitra efa tsy izy aho, ka nandrava izany aho:
14 Ary izaho nitombo tamy ny finoany
ny olon-Iodaia mihoatra noho ny maro
izay namako eo amy ny fireneko, ka mazoto dia mazoto indrindra tamy ny fanaondrazako.

15 Fa raha sitrak' Andriamanitra, Izay
nanokana ahy hatrany an-kibon' ineny, ary
ny fahasoavany niantsoany ahy,
16 Hasehony eo anatiko ny Zanany, mba
hitoriako Azy eo amy ny firenen-tsamihafa;
miarakaminizay, dia tsy naka-saina tamy
ny nofo aman-dra aho;
17 Ary izaho tsy mba niakatra ho any
Ieriosalema ho any aminy ireo apositoly zo-
kiko; fa nankany Arabia, ka niverina ho
any Damaseko indray aho.
18 Ary rehefa afaka telo taona, dia nia-
katra ho any Ieriosalema hamangy any
Petro, dia nitoetra teo aminy dimy amby
ny folo andro aho.
19 Fa ny apositoly sasany tsy nisy hitako,
afa tsy Iakôbo rahalahiny ny Tompo.
20 F' izay zavatra soratako ho amina-
reo, indro, eo anatrehan' Andriamanitra tsy
mba mandaingia aho.
21 Rehefa afak' izany, dia nankany amy
ny tany Soria sy Kilikia aho:
22 Ary tsy mbola fantatry ny fiangonana
any Iodaia, izay eo aminy Kiraisity, ny ta-
rehiko.
23 Fa nandre hiany izareo hoe, Izay na-
nenjikia antsikia fahiny no mitory ny
finoana ankehitriny izay no ravany fahiny.
24 Ary izaho nankalazany an' Andriama-
nitra.

## TOKO II.

Ary efatra amby ny folo taona rehefa afak'
izany, dia niakatra ho any Ieriosalema in-
dray aho ambany Barinaba, ka nitondra
any Tito hiaraka amiko.
2 Ary izaho niakatra araky ny fanamba-
rana, ka nambarako ny filazantsara, izay
toriko eo amy ny firenen-tsamihafa, nangin-
gina hiany taminy izay natao manan-daza,
fandroa hihiazakazaka na nihiazakazaka
foana aho.
3 (Ary tsy mba no terena i Tito, izay nia-
raka tamiko, ho forana, kanefa olon-Giri-
kia hiany izy.)
4 Ary *nataoko izany*, noho ny nampidi-
rany ny rahalahy manandoka, izay niditra
nangingina hizaha-toetry ny fahafahanay,
izay azonay eo aminy Kiraisity Iesio, mba
hampandevozany anay:
5 Izay tsy nekenay na nombanay, na dia
ora iray hiany aza; mba hitoerany ny fa-
hamarinany ny filazantsara aminareo.
6 Fa ny amy ny olona natao ho zavatra,
(na manao ahoana, na manao ahoana izareo,
tsy maninona ahy izany; Andriamanitra tsy
mizaha-tavan' olona:) dia tsy nanome saina
ahy izay olona natao *ho zavatra*.
7 Tsy izany, fa, raha nahita fa nampahatoki-
na ahy ny filazantsara ho any ny tsy voa fora,
tahaky ny any Petro ho any ny voa fora;
8 (F' Izay niasa teo anatiny Petro ho fa-
naon' apositoly ho any ny voa fora, no
niasa teo anatiko kosa ho any ny Eteny:)
9 Ary raha nahalala ny fahasoavana izay
nomena ahy, dia nanome ahy sy Barinaba
ny tànan' ankavanany ny fihiavanana,
Iakôbo sy Kifa ary Iôana, izay natao ho
andry; mba hankany amy ny Eteny izahay,
f' izareo kosa hankany amy ny voa fora.
10 Izany hiany no *tiany* hahatsarovanay ny
malahelo; dia nazoto hanao izany hiany aho.
11 Ary raha tonga tany Antiokeia i Petro,
dia nanohitra azy nifanatrikia aho, satria
nanan-tsiny izy.
12 Fa dieny tsy mbola tonga avy taminy
Iakôbo ny olona sasany, dia nihinana tamy
ny Eteny izy: fa raha tonga izareo, dia
niala izy, ka nisaraka, satria natahotry ny
momba ny fora izy.
13 Ary izy sy ny olon-Iodaia sasany niara-
nihiatsaravelatsihy; ary Barinaba koa aza
no taominy ny fihiatsarambelatsihiny.
14 Ary rehefa hitako fa tsy nandeha ma-
hitsy araky ny fahamarinany ny filazan-
tsara izareo, dia nilaza taminy Petro teo
anatrehany ny olon-drehetra aho, Raha
hianao, olon-Iodaia, no manao tahaky ny
fanaony ny Eteny, fa tsy tahaky ny fanaony
ny olon-Iodaia, nahaona no terenao ny Eteny
hanao tahaky ny ataony ny olon-Iodaia?
15 Taranaky ny olon-Iodaia isikia, ka tsy
mpanota avy amy ny Eteny,
16 Mahalala, fa tsy voa hitsiny ny asany
ny lalàna ny olona, fa ny finoana any Iesio
Kiraisity hiany, dia nino any Kiraisity Iesio
isikia, mba hanitsiany ny finoana any Kirai-
sity antsikia, ka tsy ny asany ny lalàna; fa
tsy misy nofo hahitsiny ny asany ny lalàna.
17 Fa raha hita fa mpanota hiany isikia,
dieny mbola mitady ny hanitsiany Kirai-
sity antsikia, ho mpampanota v' i Kiraisity?
Sanatria izany.
18 Fa raha manangan' indray izay zavatra
no ravako, dia manao-tena ho mpanota aho.
19 Fa ny lalàna nahafaty ahy ho any ny
lalàna, mba ho velona ho an' Andriamanitra
aho.

20 Niarahako no homboana taminy Kirai-
sity teo amy ny hazo-fijaliana: kanefa velona
hiany aho; tsy izaho intsony, f' i Kiraisity
no velona eo anatiko: f' izay iainako anke-
hitriny eo amy ny nofo no velominy ny fi-
noany ny Zanak' Andriamanitra, Izay efa tia
ahy, ka nanolo-tena nisolo ahy.
21 Izaho tsy mahafoany ny fahasoavan'
Andriamanitra: fa raha ny lalàna no ihia-
viany ny fahamarinana, dia maty foana i
Kiraisity.

## TOKO III.

ADALA hianareo olon-Galatia e re, iza no
namitaka anareo, ka tsy manaraky ny marina
hianareo, kanefa teo imasonareo, dia teo
aminareo, nanehoana any Iesio Kiraisity
marimarina, Izay no homboana tamy ny
hazo-fijaliana?
2 Izany hiany no tiako hianarana amina-
reo, Ny asany ny lalàna va no nandraisa-
nareo ny Fanahy, sa ny fanarahany ny
finoana?
3 Adala toy izany va hianareo? rehefa
vao nanao tamy ny Fanahy, dia ho efai-
nareo amy ny nofo va ankehitriny?
4 Efa niaritry izany zava-be izany foana
va hianareo? raha foana hiany izany.
5 Ary izay manome anareo ny Fanahy,
ka manao fahagagana eo aminareo, ny asa-
ny ny lalàna va *no anavany izany*, sa ny
fanarahany ny finoana?
6 Dia tahaky ny ninoany Abirahama an'
Andriamanitra, ka voa isa ho fahamarinany
izany.
7 Ary fantaro tsara, f' izay manam-pi-
noana no zanaky Abirahama.
8 Fa ny Soratra *Masina*, nony nahita ra-
hateo fa finoana no hanitsian' Andriamanitra
ny Eteny, dia nitory ny filazantsara taminy
Abirahama fahiny hoe, "Hianao no hita-
hiany ny firenen-drehetra."
9 Ka dia izay manam-pinoana no tahina
ambany Abirahama mpino.
10 F' izay rehetra momba ny asany ny
lalàna no eo ambany ny fanozonana: fa
voa soratra hoe, "Voa ozona izay rehetra tsy
mitoetra eo amy ny zava-drehetra izay voa
soratra eo amy ny bokiny ny lalàna, hana-
raky izany.
11 Ary hita marimarina fa tsy misy olona
ahitsiny ny lalàna eo anatrehan' Andriama-
nitra: fa, "Ny marina ho velony ny
finoana."
12 Ary ny lalàna tsy mitovy amy ny
finoana: f' "izay olona manao izany no
ho velony izany."
13 I Kiraisity no nanavotra antsikia tamy
ny fanozonany ny lalàna, fa voa ozona ni-
solo antsikia Izy: (fa voa soratra hoe,
"Voa ozona izay rehetra mihiantona amy
ny hazo:")
14 Mba ho tonga amy ny Eteny, ny fana-
hiany Abirahama, amy ny alalany Iesio
Kiraisity, ka dia finoana handraisantsika
ny Fanahy araky ny teni-nomena.
15 Ry rahalahy, izaho miteny araky ny
fanaon' olona; na dia faneken' olona hiany
aza, rehefa vita mafy, tsy misy olona mi-
hatsoaka, na mahova izany.
16 Fa any Abirahama ambany ny zanany
ny teni-nomena. Izy tsy manao hoe, Ary
ho any ny zana-tsamihafa, toy ny avy amy
ny maro; fa toy ny avy amy ny anankiray,
"Ary ho any ny zanakao," ary Kiraisity
no izany.
17 Ary izany no lazaiko, fa ny fanekena
izay nataon' Andriamanitra mafy fahiny ta-
miny Kiraisity, tsy *azo* ho simbany ny lalàna
izay natao telo-polo amby efa-jato taona teo
aoriana, ka dia ho foanany ny teni-nomena.
18 Fa raha avy amy ny lalàna ny fando-
vana, dia tsy avy amy ny teni-nomen' in-
tsony: fa teni-nomena no nanomezan' An-
driamanitra any Abirahama izany.
19 Inona àry ny lalàna? Nampiana noho
ny fahadisoana, ambara-pihiaviny ny za-
naka izay nanavany ny teni-nomena; ary
nalahatry ny anjely maro tany an-tanana
mpanalalana izany.
20 Ary ny mpanalalana tsy ho any ny
anankiray, fa Andriamanitra iray hiany.
21 Ny lalàna va manohitry ny teni-
nomen' Andriamanitra? Sanatria izany:
fa raha misy lalàna nomena izay mahave-
lona, dia avy amy ny lalàna tokoa ny faha-
marinana.
22 Fa ny Soratra *Masina* efa nanidy ny
olon-drehetra teo amy ny fahotana, mba
homena ny mino, ny teni-nomena, noho ny
finoana any Iesio Kiraisity.
23 Fa dieny tsy mbola tonga ny finoana,
dia voa hazona tambany ny lalàna isikia,
ka voa hidy ho amy ny finoana izay ela
haseho ato aoriana.
24 Ary ny lalàna, mpitondra antsikia ho
aminy Kiraisity, mba hanitsiany ny finoana
antsikia.

25 Fa rehefa tonga ny finoana, dia tsy
mila mpitondra intsony isikia.
26 Fa hianareo rehetra zanak' Andria-
manitra, noho ny finoana any Iesio Ki-
raisity.
27 Fa hianareo izay natao-batisa ho any
Kiraisity, no nitafy any Kiraisity.
28 Tsy misy hafa, na olon-Iodaia na
olon-Girikia, na andevo na tsi-andevo, na
lahy na vavy: f' iray hiany hianareo rehe-
tra eo aminy Kiraisity Iesio.
29 Fa raha any Kiraisity hianareo, dia
zanaky Abirahama, ary mpandova araky
ny teni-nomena.

## TOKO IV.

Ary hoy izaho, Raha mbola zaza ny mpan-
dova, tsy hafa noho ny mpanompo izy, na
dia tompony ny zava-drehetra izy;
2 F' izy mana-mpampianatra sy mpitan-
drina, hatraminy ny fotoan' andro nataon-
drainy.
3 Dia toy izany kosa isikia, raha mbola
zaza, dia voa hazony ny foto-pianarany
izao tontolo izao isikia:
4 Fa rehefa tonga ny fotoan' andro, dia
nirahin' Andriamanitra ny Zanany, natera-
behivavy, natao teo ambany ny lalàna,
5 Hanavotany izay eo ambany ny la-
làna, mba handraisantsikia ny fananganan'
anaka.
6 Ary sangy zanaka hianareo, Andriama-
nitra nampilatsaky ny Fanahiny ny Zanany
tam-ponareo, mitaraina hoe, Aba, Ray.
7 Ka dia tsy mpanompo intsony hianao,
fa zanaka; ary raha zanaka, dia mpandova
ny an' Andriamanitra amy ny alalany Ki-
raisity.
8 Ary kandrefa izany, raha mbola tsy
nahalala an' Andriamanitra hianareo, dia
nanompo izay andriamanitra tsy manany ny
fombany.
9 Fa ankehitriny, rehefa nahalala an'
Andriamanitra hianareo, sa mainkia fantatr'
Andriamanitra hianareo, nahoana hianareo
no miverin' indray ho amy ny foto-piana-
rana malemy sady zava-poana, izay tiana-
reo ho tompoin' indray?
10 Hianareo mitandrina tsara ny andro sy
ny volana, ary ny fotoana, sy ny taona.
11 Izaho matahotra anareo, fandroa na-
mono-tena taminareo foana aho.
12 Ry rahalahy, mangataka aminareo
aho, aoka toa ahy hianareo; fa toa
anareo aho: tsy naninona ahy akory hia-
nareo.
13 Fa fantatrareo fa ny falemeny ny nofo
no nitoriako taminareo ny filazantsara teo
am-boalohany:
14 Ary ny fizahan-toetro, izay teo amy
ny nofoko, tsy mba no haratsina, na no la-
vinareo; fa nandray ahy hianareo tahaky
ny anjelin' Andriamanitra, dia tahaka any
Kiraisity Iesio.
15 Inona àry no fahafinaretana nambara-
nareo? f' izaho milaza anareo, fa, raha azo
natao, dia no potsirinareo ny masonareo, ka
nomenareo ahy izany.
16 Dia efa fahavalonareo v' aho, raha
milaza ny marina aminareo?
17 Tia anareo indrindra izareo, nefa tsy
tsara; f' izareo tahanidy anareo any ive-
lany, mba hitiavanareo azy indrindra.
18 Fa tsara, raha tia indrindra ny tsara
mandrakariva, ka na dia tsy eo aminareo
aza aho.
19 Ry zanako madinikia, dia ory aho hite-
raka anareo indray, mandra-pihiarina i Ki-
raisity eo anatinareo,
20 Tiako ho eo aminareo ankehitriny,
ka hanova ny feoko; fa misalasala aho
aminareo.
21 Lazao amiko, hianareo izay tehitoetr'
eo ambany ny lalàna, tsy mbola renareo va
ny lalàna?
22 Fa voa soratra hoe, f' i Abirahama
nanan' anaka roa lahy, ny anankiray tamy
ny andevo-vavy, ary ny anankiray tamy ny
tsi-andevo.
23 Fa araky ny nofo, izay teraky ny an-
devo-vavy; fa araky ny teni-nomena, izay
teraky ny tsi-andevo.
24 Dia ohabolana izany: fa fanekena
roa ireo; ny anankiray avy tamy ny ten-
drombohitra Sina, miteraka andevo, dia i
Agara izany;
25 (Ary ny Agara no tendrombohitra
Sina any Arabia,) ka mifamaly aminy Ie-
riosalema ankehitriny izany, ary andevo
ambany ny zanany iny.
26 Fa tsi-andevo izany Ieriosalema any
ambony izany, renintsikia rehetra iny.
27 Fa voa soratra hoe, "Mifalia, ramom-
ba, izay tsy niteraka; miantsoa hianao
ka minananana, izay tsy mbola marary hi-
teraka: fa maro ny zanaky ny tsy manana
noho ny manam-bady."

28 F' isikia, ry rahalahy, zanaky ny teni-
nomena, tahaka any Isaka.
29 Fa toy ny nanenjehany ny teraka
araky ny nofo ny nanaraky ny Fanahy, dia
toy izany hiany ankehitriny.
30 Fa ahoana no lazainy ny Soratra *Ma-
sina*? "Ario ny andevo-vavy ambany
ny zanani-lahy; fa ny zanaky ny andevo
tsy hiara-handova amy ny zanaky ny tsi-
andevo."
31 Ary, ry rahalahy, tsy zanaky ny an-
devo, fa ny tsi-andevo, isikia.

## TOKO V.

Ary mitoera tsara eo amy ny fahafahana
izay nahafahany Kiraisity antsikia, ary aza
mety ho hazoniny ny fitondran' andevo
intsony.
2 Indro, izaho i Paolo milaza aminareo,
fa, raha ho forana hianareo, tsy hahasoa
anareo na kely akory Kiraisity.
3 Ary izaho milaza indray amy ny olona
voa fora rehetra, fa mpitrosa hankato ny
lalàna avokoa izareo.
4 Dia afaka aminy Kiraisity hianareo,
izay ahitsiny ny lalàna; efa lavo tamy ny
fahasoavana hianareo.
5 Fa ny Fanahy mampiandry anay ny
fanantenany ny fahamarinana avy amy ny
finoana.
6 F' eo aminy Iesio Kiraisity tsy mahasoa
na ny fora, na ny tsi-fora; fa finoana izay
mampiasa fitiavana, *no izy*.
7 Hianareo nihiazakazaka tsara; iza no
nisakana anareo tsy haneky ny marina?
8 Tsy avy aminy izay miantso anareo
izany fampaneken' izany.
9 Ny mahasirasira kely dia mahasirasira
ny vongan-drehetra.
10 Izaho matoky anareo eo amy ny Tom-
po, fa tsy hisaina zavatra hafa hianareo:
fa hitondra ny fampijaliany, izay mampa-
hory anareo, na zovy na zovy izy.
11 F' izaho, ry rahalahy, raha mbola
mitory ny fora hiany aho, nahoana no
mbola enjehina hiany aho? dia afaka
tokoa ny fahatafintohinany ny hazo-fija-
liana.
12 Tiako hariana aza izay mampahory
anareo.
13 Ary efa nantsoina ho amy ny fahafa-
hana hianareo, ry rahalahy; fa aoky tsy
*entinareo* izany fahafahan' izany hanaraky
ny asany ny nofo, fa mifampanompoa amy
ny fitiavana hianareo.
14 Fa tanteraka amy ny teny tokana
hiany ny lalàn-drehetra, dia izany hoe;
"Hianao ho tia ny namanao toy ny tena."
15 Fa raha mifanebaka ka mifanimba
hianareo, tandremo fandroa mifandringiana
hianareo.
16 Fa hoy izaho, Mandehana araky ny
Fanahy, dia tsy hahatanteraky ny filany ny
nofo hianareo.
17 Fa ny nofo mila manohitry ny fanahy,
ary ny fanahy mila manohitry ny nofo:
ary mifanohitra izy roa; ka tsy azonareo
hatao izay zavatra tianareo.
18 Fa raha tarihiny ny Fanahy hianareo,
dia tsy mba eo ambany ny lalàna hia-
nareo.
19 Fa miseho ny asany ny nofo, dia izany
hoe; fanintahana, filan-dratsy, falotoana,
fijejojejoana,
20 Fanompoan-tsampy, odi-mahery, fan-
drafiana, fifandirana, fiahasaro-piaro, faha-
tezerana, fibedibedena, fisarahana, fanavan-
tsain-diso,
21 Fialonana, mamono olona, leony, fiso-
koana, ary ny toy izany: milaza izany
aminareo rahateo aho, tahaky ny voa la-
zako fahiny koa, f' izay manao izany no
tsy handova ny fanjakan' Andriamanitra.
22 Fa ny vokatry ny Fanahy, dia fitia-
vana, fifaliana, fihiavanana, fandeferana,
fisononohana, fahatsarana, finoana,
23 Falemem-panahy, fahononana: tsy
misy lalàna manohitry izany.
24 F' izay any Kiraisity efa nanombo ny
nofo tamy ny hazo-fijaliana, ambany ny
fitiavany sy ny filany.
25 Raha velony ny Fanahy isikia, aoky
handeha araky ny Fanahy isikia.
26 Aza avela isikia hiavonavona foana,
mifampahatezitra, mifampialona.

## TOKO VI.

Ry rahalahy, raha misy olona azon' ota
tsi-nahy, atsanganonareo izay manam-pa-
nahy amy ny halemem-panahy izy; mi-
hievi-tena, fandroa halaim-panahy hianao
kosa.
2 Mifampitondrà ny mavezatra, ary aoky
izany no hatanterahanareo ny lalàny Kirai-
sity.
3 Fa raha misy manao azy ho zavatra,

kanjo tsinontsinona izy, dia mamita-tena
izy.
4 Fa aoky ny olon-drehetra samy hamanta-
try ny asany, dia samy hanana hafaliana amy
ny tena hiany izy, ka tsy amy ny olon-kafa,
5 Fa samy hitondra ny entany avy ny
olon-drehetra.
6 Aoky izay ampianarina ny teny hanome
ny zava-tsoa rehetra ho any izay mampia-
natra.
7 Aza ho fitahina hianareo; Andriama-
nitra tsy esoina: f' izay afafiny ny olona
no ho jinjany.
8 Fa hijinja fanimbana avy amy ny nofo,
izay mamafy ho any ny nofony; ary hi-
jinja fiainana mandrakizay avy amy ny
Fanahy, izay mamafy ho any ny Fanahy.
9 Ary aza mba ketraka hanao soa isikia;
fa amy ny fotoan' andro no hijinjantsikia,
raha tsy reraka isikia.
10 Ary, raha misy hanavana hiany, aoky
isikia hanao soa amy ny olon-drehetra, in-
drindra fa amy ny mpianakaviny finoana.
11 Indro ny halelibeny ny taratasy izay
no soratany ny tànako ho anareo.
12 Izay tia ho tsara-tarehy eo amy ny nofo,
no manery anareo mba ho forana; izany
hiany, fandroa henjehina izareo noho ny
hazo-fijaliany Kiraisity.
13 Fa ny voa fora hiany aza, tsy mitan-
driny ny lalàna; fa tia mba ho forana hiana-
reo, mba hireharehany eo amy ny nofonareo.
14 Fa sanatria izany, raha misy hirehare-
hako, afa tsy ny hazo-fijaliany Iesio Kirai-
sity Tompontsikia, Izay nanomboany izao
tontolo izao tamy ny hazo-fijaliana ho ahy,
ary izaho ho any izao tontolo izao.
15 F' eo aminy Kiraisity Iesio tsy maha-
soa na kely akory ny fora na ny tsi-fora, fa
olom-baovao.
16 Ary izay rehetra mandeha araky itoy
fitsipikia itoy, ho aminy anie ny fihiava-
nana, sy ny famindram-po, ary ho amy ny
Isiraelin' Andriamanitra.
17 Aza misy olona hampahory ahy in-
tsony; f' izaho mitondra amy ny tenako ny
marikiny Iesio Tompo.
18 Ry rahalahy, ho amy ny fanahinareo
anie ny fahasoavany Iesio Kiraisity Tom-
pontsikia. Amena.

---

## NY EPISITOLY

### NO SORATANY PAOLO APOSITOLY

# ANY NY OLON-EFESO.

---

### TOKO I.

I PAOLO apositoliny Iesio Kiraisity, araky
ny sitra-pon' Andriamanitra, mamangy ny
olo-masina izay any Efeso, ary ny mpino
miray aminy Kiraisity Iesio:
2 Ho anareo anie ny fahasoavana, sy ny
fihiavanana avy amin' Andriamanitra Rain-
tsikia, sy Iesio Kiraisity Tompo.
3 Hisaorana anie Andriamanitra, dia Rainy
Iesio Kiraisity Tompontsikia, Izay nitahy
antsikia tamy ny alalany Kiraisity tamy
ny fitahiam-panahy rehetra avy any an-
danitra,
4 Araky ny nifidianany antsikia teo ana-
tiny, taloha ny nanorenany izao tontolo
izao, mba ho masina isikia, ka tsy hanan-
tsiny eo anatrehany eo amy ny fitiavana;
5 Rehefa no tendreny ho Azy isikia, ho
amy ny fananganan' anaka amy ny alalany
Iesio Kiraisity, araky ny daniny ny kibony:
6 Ho fiderany ny voninahitry ny fahasoa-
vany, izay nitahiany antsikia tamy ny ala-
lany ny Malala:
7 Izy no ananantsikia fanavotana noho ny
rany, dia famelan-keloka, araky ny hareny
ny fahasoavany;
8 Izay no nalehibeazany antsikia teo amy
ny fahendren-drehetra sy ny fisainana mety;
9 Rehefa nampahafantatra antsikia ny
fiafenany ny safidiny, araky ny daniny ny
kibony izay no heveriny tam-pony;

10 Dia amy ny fitondrany ny fahatante-
rahany ny fotoan' andro, hanangonany ny
zava-drehetra ho iray eo aminy Kiraisity,
na ny amy ny lanitra, na ny amy ny tany;
dia eo aminy:
11 F' Izy hiany koa no andovantsikia,
rehefa no tendrena isikia araky ny sainy ny
mpanao ny zava-drehetra araky ny fisai-
nany ny sitra-pony:
12 Mba ho fiderany ny voninahiny isikia,
izay nanantena any Kiraisity rahateo.
13 Izy koa no antonareo, (rehefa renareo
ny teniny ny fahamarinana, dia ny filazan-
tsarany ny famonjena anareo,) k' Izy no
nanamarihiany ny Fanahy masina ana-
reo, araky ny teni-nomena, rehefa nino hia-
nareo;
14 Izany no santatry ny lovantsikia ha-
tramy ny fanavotany ny fananana voa vidy,
ho fiderany ny voninahiny.
15 Ary satria izany, izaho hiany, rehefa
nandre ny finoanareo any Iesio Tompo, sy
ny fitiavanareo ny olo-masin-drehetra,
16 Tsy mitsaha-misaotra noho anareo, ka
mahatsiaro anareo eo amy ny fivavahako;
17 Mba homen' Andriamanitry Iesio Ki-
raisity Tompontsikia, Raim-boninahitra, ho
anareo ny fanahiny ny fahendrena sy ny
fanambarana eo amy ny fahalalana Azy:
18 Ary mba hampahiratany ny masony
ny sainareo; mba ho fantatrareo izay fa-
nantenany ny fiantsoany, sy izay hareny ny
voninahitry ny lovany eo amy ny olo-ma-
sina,
19 Ary izay halehibeny ny heriny indrin-
dra amintsikia izay mino, araky ny fiasany
ny heriny tsi-toha,
20 Izay niasany teo aminy Kiraisity,
raha nanangana Azy tamy ny maty Izy,
ka nampitoetra Azy teo amy ny tànany an-
kavanana any an-danitra,
21 Ambony lavitra noho ny fanjakan-
drehetra, sy ny fahefana, sy ny hery,
sy ny fanapahana, ary ny anaran-dre-
hetra izay no tononina, tsy eo aminy
izao fiainan' izao hiany, f' eo aminy izay ho
avy koa:
22 Dia nampaneky ny zava-drehetra teo
ambany ny tongony, ka nanao Azy ho lo-
hany ny zava-drehetra ho any ny fiango-
nana;
23 Tenany izany, dia ny hafenony Izay
mameno ny zava-drehetra amy ny zava-
manontolo.

## TOKO II.

Ary hianareo izay maty teo amy ny faha-
disoana sy ny fahotana *no velominy*;
2 Izay nalehanareo fahiny, araky ny fiai-
nany izao tontolo izao, araky ny heriny
ny andriany ny rivotra, ny fanahy izay mi-
asa ankehitriny eo anatiny ny zanaky ny
tsi-fanarahana:
3 Teo aminy izay niainantsikia rehetra
kosa fahiny, araky ny filany ny nofontsikia,
ka nanefantsikia ny daniny ny nofo sy ny
saina; ary araky ny fomba, dia zanaky ny
fahatezerana toy ny sasany isikia.
4 Fa Andriamanitra, Izay manan-karena
amy ny famindram-po noho ny halehibeny
ny fitiavana izay nitiavany antsikia,
5 Raha maty teo amy ny fahotana hiany
isikia, dia no velominy niaraka taminy Ki-
raisity isikia, (fahasoavana no amonjena
anareo,)
6 Ary niaraha-natsangany isikia, ka nia-
raha-napetrany teo amy ny fitoerana any
an-danitra, eo aminy Kiraisity Iesio:
7 Mba hasehony amy ny andro ho avy
ny habeny ny hareny ny fahasoavany amy
ny fiantrana antsikia amy ny alalany Ki-
raisity Iesio.
8 Fa fahasoavana no ampamonjeny ny
finoana anareo; ary tsy avy aminareo
izany: zavatr' omen' Andriamanitra izany:
9 Tsy avy amy ny asa izany, fandroa
hirehareha ny olona.
10 Fa asany isikia, voa forona teo ana-
tiny Kiraisity Iesio, mba hanao asa tsara
izay namboarin' Andriamanitra rahateo mba
handehanantsikia.
11 Ary, tsarovy f' Eteny araky ny nofo
hianareo fahiny, izay nantsoiny ny voa
foran-tànana araky ny nofo, hoe, Tsy voa
fora;
12 Fa taminy izany andro izany, tsy na-
nana any Kiraisity hianareo, olon-ko-azy
tamy ny fanjakany Isiraely, ary vahiny
tamy ny fanekeny ny teni-nomena, dia tsy
nanam-panantenana, ka tsy nanana an' An-
driamanitra teo aminy izao tontolo izao
hianareo:
13 Fa ankehitriny eo aminy Kiraisity
Iesio, hianareo, izay lavitra fahiny, no
nampanakekeny ny rany Kiraisity.
14 F' Izy no fihiavanantsikia, Izay na-
hiray ny roa, ka nandrava ny efitry ny
fisarahana;

 

15 Rehefa nandravany ny nofony ny fan-
drafiana, dia ny lalàny ny didy natao ho
fitandremana; mba hanakambanany azy ro-
roa ho iray olom-baovao, ka hanavam-
pihiavanana;
16 Ary mba hampihiavanany ny hazo-
fijaliana azy roroa amin' Andriamanitra ho
tena iray, rehefa namonoany izany ny fan-
drafiana;
17 Ary tonga Izy, ka nitory fihiavanana
taminareo izay lavitra, ary taminy izay
akeky.
18 F' Izy no anatonantsikia roa tonta ny
Ray amy ny alalany Fanahy iray.
19 Ary dia tsy mba vahiny, na mpiva-
hiny intsony hianareo, fa tompon-tany na-
many ny olo-masina, sady mpianakavin'
Andriamanitra;
20 Natsangana teo ambony ny fanore-
nany ny apositoly sy ny mpaminany, ary
Iesio Kiraisity hiany no fehi-zoro indrindra;
21 Izy no itomboany ny rafi-drehetra,
mirafitra tsara, ho tempoly masina eo amy
ny Tompo:
22 Izy no iarahan' andrafetany ny Fa-
nahy anareo hiany ho fonenan' Andria-
manitra.

## TOKO III.

Izany zavatr' izany no nanavana ahy
Paolo mpifatotra any Kiraisity Iesio, noho
anareo tsy voa fora,
2 Raha no renareo ny fitondrany ny fa-
hasoavan' Andriamanitra, izay nomena ahy
ho anareo:
3 Fa fanambarana no nampahafantarany
ahy ny zava-tsaro-pantarina; (araky ny
voa soratro tamy ny teny vitsivitsy fahiny:
4 Izany no ahafantaranareo ny fahalalà-
ko ny zava-tsaro-pantarina any Kiraisity,
raha vakinareo;)
5 Izay tsy mbola no fantariny ny zanak'
olombelona tamy ny taona hafa, tahaky ny
fanambarany ny Fanahy ankehitriny amy
ny apositoly masina sy ny mpaminaniny;
6 Mba hanavany ny filazantsara ny fire-
nen-tsamihafa ho mpirai-lova, sy ho mpirai-
tena, ary ho mpiombony ny teny nomeny,
amy ny alalany Kiraisity.
7 Izany nanavana ahy ho mpanompo
araky ny fanomezany ny fahasoavan' An-
driamanitra, izay nomena ahy araky ny
fiasany ny heriny.
8 Ho ahy izay kely noho ny kely indrin-
dra eo amy ny olo-masin-drehetra, nomen'
itony fahasoavan' itony, mba ho toriko amy
ny Eteny ny hareny Kiraisity tsi-hita-lany;
9 Ary mba hampizaha ny olon-drehetra
izay fiombonana nomeny ny zava-tsaro-
pantarina, izay niafina hatramy ny nani-
siany izao tontolo izao teo amin' Andria-
manitra, Izay nanao ny zava-drehetra tamy
ny alalany Iesio Kiraisity;
10 Mba hampahafantarany ny fiangonana
aminy izao ankehitriny izao ny hamarony
ny fahendren' Andriamanitra, amy ny fanja-
kana, sy ny hery an-danitra,
11 Araky ny fisainana mandrakizay, izay
no kasainy teo aminy Kiraisity Iesio Tom-
pontsikia:
12 Izy no ananantsikia fahasahiana sy
fandrosoana amy ny fatokiana noho ny
finoana Azy.
13 K' izany no angatahako mba tsy ho
ketraka hianareo noho ny fahoriako ho
anareo, fa voninahitrareo izany.
14 Izany no andohalehako amy ny Rainy
Iesio Kiraisity Tompontsikia,
15 Izay no ananany ny mpianakavy rehe-
tra any an-danitra sy any an-tany anarana,
16 Mba homeny anareo araky ny vonina-
hitry ny hareny, mba hahatanjahany ny
Fanahiny hahery ny lehilahi-anaty:
17 Mba hitoerany Kiraisity am-ponareo
amy ny finoana; mba hamakana sy hiore-
nanareo eo amy ny fitiavana,
18 Mba ho hainareo hahafantatra tsara
ambany ny olo-masin-drehetra, izay hasa-
kany, sy halavany, ary ny halaliny, sy ny
hahavony;
19 Ary hahalala ny fitiavany Kiraisity,
izay manoatra noho ny fahalalana, hame-
noana anareo amy ny hafenon' Andriama-
nitra avokoa.
20 Ary ho any Izay mahay manao be
indrindra mihoatra lavitra noho izay rehetra
angatahintsikia, na heverintsikia, araky ny
hery izay miasa eo anatintsikia,
21 Ho Azy anie ny voninahitra eo amy ny
fiangonana amy ny alalany Kiraisity Iesio,
hahatratry ny farany indrindra mandra-
kizay mandrakizay. Amena.

## TOKO IV.

Ary izaho mpifatotra any ny Tompo, man-
gataka aminareo handeha hahamendriky
ny fiantsoana izay niantsoana anareo,

2 Amy ny fanetren-tena rehetra sy ny fa-
lemem-panahy, amy ny faharetana, mifan-
defitra amy ny fitiavana;
3 Mazoto dia mazoto hitandriny ny firai-
sany ny Fanahy amy ny fehim-pihiava-
nana.
4 Iray no tena, ary iray no Fanahy, dia
toy ny niantsoana anareo ho amy ny fanan-
tenan' iray amy ny fiantsoana anareo;
5 Iray no Tompo, iray no finoana, iray no
batisa;
6 Iray no Andriamanitra, sady Rainy izy
rehetra, Izay ambony ny zava-drehetra, ary
antony ny zava-drehetra, sady efa eo ana-
tinareo rehetra.
7 Fa samy nomena antsikia rehetra ny
fahasoavana araky ny ohatry ny fanome-
zany Kiraisity.
8 Izany no nilazany hoe, "Raha niaka-
tra ho any ambony, dia nitondra babo
be Izy, ka nanome zava-be ho any ny
olona."
9 (Ary ny miakatra, inona no izany, afa
tsy ny efa nidina fahiny ho any amy ny
tany ambany indrindra?
10 Izay nidina no izay koa niakatra lavi-
tra any ambony ny lanitra rehetra, hame-
noany ny zava-drehetra.)
11 Ary Izy nanendry ny sasany, ho apo-
sitoly; ary ny sasany, ho mpaminany; ary
ny sasany, ho mpitory ny filazantsara; ary
ny sasany, ho mpitandrina sy mpampia-
natra;
12 Mba hahatanteraky ny olo-masina, ho
amy ny asany ny fitorian-teny, ho fitom-
boany ny tenany Kiraisity:
13 Mandra-pahatongavantsikia rehetra amy
ny firaisany ny finoana, sy ny fahalalany
ny Zanak' Andriamanitra, ho lehilahy tan-
teraka mihiatramy ny ohatry ny fitomboany
ny halehibeny Kiraisity:
14 Mba tsy ho zaza intsony isikia, ilangi-
lanana, sy ampitambolimbolenany ny rivo-
try ny fampianaran-drehetra, amy ny ana-
van' olona saina, sy fihiendrena izay ano-
trehana hamitaka;
15 Fa miteny ny marina amy ny fitia-
vana, mba hitomboantsikia eo amy ny zava-
drehetra hahatanteraka Azy, Izay no loha,
dia i Kiraisity:
16 Izy no iraisany sy ikiambanany ny
tena rehetra, amy ny fanohanany ny isan-
tonona, ka mitombo ny tena araky ny he-
riny ny fiasana amy ny ohatry ny azy re-
hetra, ho fitomboany eo amy ny fitia-
vana.
17 Ary izany no lazaiko, ka ambarako eo
imasony ny Tompo, mba tsy handehana-
nareo intsony tahaky ny fandehany ny
Eteny sasany, amy ny fisainam-poany;
18 F' efa mahamaiziny ny sainy, k' efa
mampiala azy amy ny fiainana manaraka
an' Andriamanitra, ny tsi-fahalalana izay
eo anatiny noho ny hasarotriny ny fony:
19 Izay afa-kenatra, ka nanolo-tena ho
amy ny filan-dratsy hanao izay falotoan-
drehetra amy ny filana mahery.
20 Fa tsy izany no nianaranareo any
Kiraisity;
21 Raha tàhiny nandre Azy hianareo, ka
nampianariny hianareo, toy ny marina izay
eo aminy Iesio:
22 Mba harianareo ny lehilahi-antitra
momba ny fitondran-tenanareo fahiny, izay
vetaveta, araky ny filana mamitaka;
23 Ary mba hovana hianareo eo amy ny
fanahiny ny sainareo;
24 Ary mba ho tafinareo ny olom-baovao,
izay nasiana araka an' Andriamanitra, amy
ny fahamarinana sy ny fahamasinana to-
koa.
25 Ary ario ny laingia, ka lazao ny ma-
rina hianareo rehetra amy ny namany: fa
miara-momba ny tena isikia.
26 Tezero, fa aza manota: aza avela hi-
lentikia ny masoandro amy ny fahatezera-
nareo:
27 Aza manome fitoerana any ny devoly.
28 Aoky izay mangalatra, tsy hangalatr'
intsony: fa aleo hamono-tena, ka hiasa
izay tsara ny tànany, mba hisy homeny
izay mila.
29 Aoky tsy haloaky ny vavanareo izay
teny vetaveta, f' izay tsara mahamendriky
ny fianarana, hahasoa ny mihaino.
30 Ary aza mampalahelo ny Fanahy Ma-
sin' Andriamanitra, izay nanamarihiana
anareo hatramy ny andro fanavotana.
31 Esory aminareo ny fangidian-koditra
rehetra, sy ny fahaviuirana, sy ny fahate-
zerana, sy ny fihiorakorahana, ary ny fite-
nenan-dratsy, ambany ny lolom-po rehe-
tra:
32 Ary samia mifanao soa hianareo, mi-
fampiantrà, mifamelà heloka, tahaky ny
famelan' Andriamanitra ny helokareo noho
ny any Kiraisity.

## TOKO V.

ARY mianara an' Andriamanitra hianareo,
tahaky ny zana-malala;
2 Ary mandehana amy ny fitiavana hia-
nareo, toy ny nitiavany Kiraisity antsikia
kosa, sy ny nanoloran-tena nisolo antsikia
ho fanatitra, sy ho fanalamboady amin'
Andriamanitra ho zava-mani-pofona.
3 Fa filan-dratsy sy falotoan-drehetra, na
fahihirana, aza avela ho tononina akory eo
aminareo, toy izay mahamendriky ny olo-
masina;
4 Na fahavetavetana, na firesahana adala,
na voso-dratsy, izay tsy tokony hatao; fa
aleo misaotra.
5 Fa fantatrareo izany, fa tsy manan-
dova eo amy ny fanjakany Kiraisity An-
driamanitra, ny mpanintaka rehetra, na ny
olom-betaveta, na ny olo-mahihitra, dia
mpanompo-sampy.
6 Aza avela ho fitahin' olona amy ny teny
foana hianareo: satria izany no ahatongany
ny fahatezeran' Andriamanitra amy ny
zanaky ny tsi-fanarahana.
7 Ary, aza miombona aminy hianareo.
8 Ary maizina hianareo fahiny, fa maza-
va eo amy ny Tompo hianareo ankehitriny:
mandehana tahaky ny zanaky ny mazava:
9 (Fa ny vokatry ny Fanahy *mitoetra*
eo amy ny fahatsaran-drehetra, sy ny faha-
marinana, ary ny to;)
10 Mamantatry izay ankasitrahany ny
Tompo.
11 Ary aza miray amy ny asa maizina
tsi-vanona, fa aleo mananatry *izany*.
12 Fa mahamenatra ny milaza izay ataony
eo amy ny miafina.
13 Fa ny zava-drehetra izay anarina, ase-
hony ny mazava: fa na inona na inona mi-
seho, dia mazava izany.
14 Ary hoy Izy, Mifohaza hianao izay
matory, ary mitsangàna amy ny maty, dia
hahazava anao i Kiraisity.
15 Ary tandremo mba hitondranareo-tena
tsara, tsy tahaky ny adala, fa tahaky ny
hendry:
16 Manavotry ny taona, satria ratsy ny
andro.
17 Ary aza manao adaladala, fa mahafan-
tara izay sitra-pony ny Tompo.
18 Ary aza ho leon-divay hianareo, fa
mahaveri-saina izany; fa aoka ho fenoiny
ny Fanahy;
19 Mifampilaza amy ny salimo, sy ny
fihirana, ary ny tonon-kiram-panahy, dia
mahira, ka mikialo am-ponareo ho any ny
Tompo;
20 Misaotra an' Andriamanitra Ray man-
drakariva noho ny zava-drehetra amy ny
anarany Iesio Kiraisity Tompontsikia;
21 Mifaneky hianareo amy ny fatahorana
an' Andriamanitra.
22 Hianareo vehivavy, maneke ny vadi-
nareo tahaky ny amy ny Tompo.
23 Fa ny lahy no lohany ny vavy, tahaka
any Kiraisity kosa no lohany ny fiango-
nana: ary Izy no mpamonjy ny tena.
24 Fa tahaky ny anekeny ny fiangonana
any Kiraisity, no hanekeny ny vavy ny
lahy kosa eo amy ny zava-drehetra.
25 Hianareo lehilahy, tiava ny vadinareo,
dia tahaky ny nitiavany Kiraisity ny fian-
gonana kosa, sy ny nanoloran-tena nisolo
izany;
26 Mba hanadiovany ny teny amy ny fa-
nasan-drano izany, ka dia hahamasiny izany
Izy;
27 Mba hatolony an-tena izany ho fian-
gonana malaza, tsy misy pentimpentina, na
fikietronana, na izay toy izany; fa mba ho
masina, ka tsy hanan-tsiny izany
28 Dia tokony hitiavany ny lehilahy ny
vadiny tahaky ny tenany hiany. Izay tia
ny vadiny dia tia-tena.
29 Fa tsy mba misy olona tsy tia ny no-
fony; fa mamelona sy mitaiza izany, dia
tahaky ny Tompo amy ny fiangonana:
30 Fa zava-momba ny tenany, ny nofony,
aman-taolany, isikia.
31 "Izany no hilaozany ny lehilahy ny
ray aman-dreniny, sy hiraisany amy ny va-
diny, ary ho nofo iray izy roroa."
32 Fiafenan-dehibe izany: fa miteny any
Kiraisity sy ny fiangonana aho.
33 Na dia izany aza, samia ho tia vady
hianareo rehetra, tahaky ny tena: ary aoky
ny vavy hanaja ny lahy.

## TOKO VI.

ANAKA, maneke ny ray aman-dreninareo
eo amy ny Tompo: fa marina izany.
2 "Manaraha ny ray aman-dreninao;"
izany no didy voalohany, ary manan-teni-
nomena:
3 "Mba ho hoasoavina hianao, ka ho ela
velona ambony ny tany."
4 Ary hianareo ray, aza mampahatezitry ny

zanakareo: fa taizao amy ny fianarany sy
ny fananarany ny Tompo.
5 Hianareo mpanompo, manaraha ny tom-
ponareo araky ny nofo, sady matahotra no
mangovitra, amy ny fahamarinany ny fo-
nareo, toy ny aminy Kiraisity;
6 Tsy amy ny fanompoana eo imaso ta-
haky ny mpila-sitraka amani olona; fa ta-
haky ny mpanompo any Kiraisity, manao
izay sitra-pon' Andriamanitra amy ny fa-
nahy;
7 Amy ny sitra-po manao fanompoana
toa amy ny Tompo, ka tsy amy ny olona:
8 Mahalala, f' izay soa ataony ny olon-
drehetra, no ho raisiny amy ny Tompo, na
andevo, na tsi-andevo izy.
9 Ary, hianareo tompo, atavy izany za-
vatr' izany aminy kosa, mampihena fam-
pitahorana: mahalala fa ny Tomponareo
kosa any an-danitra; ary tsy misy fizahan-
tavan' olona aminy.
10 Farany, ry rahalahiko, mahereza eo
amy ny Tompo sy eo amy ny heriny ny
faherezany.
11 Tafio avokoa ny fiadian' Andriamani-
tra, mba hahazoanareo hifaharana amy ny
fanangoleny ny devoly.
12 F' isikia tsy mitolona amy ny nofo
aman-dra, fa amy ny fanjakana maro, amy
ny fahefana, amy ny mpanapaky izao faha-
maizinan' izao, amy ny fanahy fanavan-
dratsy eo amy ny avo.
13 Ary alao avokoa ny fiadian' Andria-
manitra, mba hahazoanareo hanohitra amy
ny andro ratsy, ary rehefa vita avokoa, dia
hahafahatra.
14 Ary mitomoera, dia misikìna ny to ny
vanianareo, ka tafio ny fahamarinana ho
fiarovan-tratra;
15 Ary kiraroy ny fanamboarany ny fila-
zantsaram-pihiavanana ny tongotrareo;
16 Ambony ny zava-drehetra, tano ny
finoana ho ampingia, izay no hahazoanareo
hamono ny tsipik' afony lehy ratsy.
17 Ary alao ny famonjena ho fiarovan-
doha, ary ny sabatry ny Fanahy, izany no
tenin' Andriamanitra:
18 Mivavaka mandrakariva amy ny fiva-
vaka rehetra sy ny fangataka amy ny Fa-
nahy, ka miambina aminy izany, amy ny
faharetan-drehetra, sy ny hataka hitahy ny
olo-masin-drehetra;
19 Ary hitahy ahy, mba homena ahy ny
aloaky ny vavako amy ny fahasahiana,
hampahafantatry ny filazantsara saro-pan-
tarina,
20 (Ary iraky izany mifatotra aho,) mba
ho sahy hiteny izany aho toy izay mety
hitenenako.
21 Fa mba ho fantatrareo ny toetro, ma-
nao ahoana aho, i Tikiko, rahalahy malala,
sady mpanompo mazoto eo amy ny Tompo,
hampahalala anareo ny zava-drehetra:
22 Izay nirahiko hilaza izany zavatr'
izany aminareo, mba ho fantatrareo ny
toetray, ary mba hampifaliny ny fonareo.
23 Fihiavanana anie ho any ny raha-
lahy, ary fitiavana ambany ny finoana avy
amin' Andriamanitra Ray sy Iesio Kiraisity
Tompo.
24 Fahasoavana anie ho any izay rehetra
tia any Iesio Kiraisity Tompontsikia amy
ny fahamarinana. Amena.

---

## NY EPISITOLY

### NO SORATANY PAOLO APOSITOLY

# ANY NY OLOM-PILIPY.

## TOKO I.

I PAOLO sy Timoteo, mpanompo any Iesio
Kiraisity, mamangy ny olo-masin-drehetra
eo aminy Kiraisity Iesio, ambany ny mpi-
tory lehibe sy ny mpitory rehetra, izay any
Filipy:
2 Fahasoavana anie ho anareo, sy fihiava-
nana avy amin' Andriamanitra Raintsikia
sy Iesio Kiraisity Tompo.

3 Izaho misaotra an' Andriamanitro, ma-
hatsiaro anareo,
4 Mandrakariva amy ny fivavahako re-
hetra ho anareo rehetra, mangataka amy
ny fifaliana,
5 Noho ny fiombonanareo ny filazantsara,
hatramy ny andro voalohany mandrak' an-
kehitriny;
6 Matoky izany indrindra, f' Izay na-
nomboka asa tsara teo anatinareo hahatan-
teraky *izany* hatramy ny androny Iesio
Kiraisity:
7 Dia marina, raha izany no ihieve-
rako anareo rehetra, satria efa omby am-
poko hianareo, eo amy ny fifatorako, sy ny
fialako-tsiny, ary ny fampitoerako ny fila-
zantsara, fa mpiombony ny fahasoavana
ananako hianareo rehetra.
8 Fa Andriamanitra no vavolombeloko,
fa manina anareo rehetra indrindra aho amy
ny famindram-po tahaky ny any Iesio Ki-
raisity.
9 Ary izany no angatahiko, hitomboany
ny fitiavanareo bebe kokoa amy ny fahala-
lana sy ny fisainan-drehetra;
10 Mba hamantaranareo izay zava-tsami-
hafa; mba ho marina, ka tsy manan-tsiny
hianareo, hatramy ny androny Kiraisity;
11 Voa feno ny vokatry ny fahamarinana
hianareo, izay avy amy ny alalany Iesio
Kiraisity, ho voninahitra sy fiderana an'
Andriamanitra.
12 Ary tiako mba ho fantatrareo, ry ra-
halahy, fa tonga izay zavatra nanjo ahy ho
fampandrosoany ny filazantsara;
13 Ka dia ny fifatorako eo aminy Ki-
raisity dia fantatra eo an-tranon-mpanjaka
rehetra, sy eo amy ny fitoeran-kafa re-
hetra;
14 Ary maro ny rahalahy eo amy ny
Tompo mihiatoky noho ny fifatorako, ka
manao sahisahy kokoa hitory ny teny, ka
tsy matahotra.
15 Fialonana sy fifandirana tokoa no itori-
any ny sasany any Kiraisity; ary sitra-po,
ny sasany kosa:
16 Fifandirana, tsy ny marina, no itoriany
ny sasany any Kiraisity, ka misaina ha-
nampy fahoriana ny fifatorako:
17 Fitiavana no *itoriany* ny sasany kosa,
izay mahalala fa fanalan-tsininy ny filazan-
tsara aho.
18 Ahoana àry? kanefa amy ny atao re-
hetra, na fodiana, na fahamarinana, i Ki-
raisity no torina, ary mahafaly ahy izany,
eny, dia ho faly hiany aho.
19 Fa fantatro fa ho tonga ho famon-
jena ahy izany noho ny fangatahanareo, sy
ny famelomany ny Fanahiny Iesio Kirai-
sity,
20 Araky ny hafatratry ny faniriako sy
ny fanantenako fa tsy ho menatra aho, na
amin' inona na amin' inona; fa amy ny fa-
hasahian-drehetra, tahaky ny amy ny man-
drakariva, dia ankehitriny koa no hahale-
hibeazany ny tenako any Iesio Kiraisity,
na amy ny fiainana, na amy ny fahafate-
sana.
21 F' i Kiraisity no ivelomako, ary ny fa-
hafatesana no tombon-dahiko.
22 Fa raha izany fiainana eo amy ny nofo
izany no mahavokatry ny asako, dia tsy
fantatro izay halaiko.
23 Ary tsy hitako izay halaiko aminy izy
roroa, maniry hiala, ka ho aminy Kiraisity;
tsara lavitra izany:
24 Kandrefa hitoetra eo amy ny nofo no
mahatsaratsara anareo kokoa.
25 Ary matoky izany, dia fantatro f'
izaho hitoetra sy haharitra eo aminareo
rehetra, ho fampandrosoana anareo, sy fam-
pifaliany ny finoana;
26 Mba hampitomboako ny fifalianareo
eo aminy Iesio Kiraisity, raha mankany
aminareo indray aho.
27 Aoky hiany ny fitondran-tenanareo ha-
hamendriky ny filazantsara any Kiraisity:
mba handrenesako ny toetrareo, (na ho avy
hamangy anareo aho, na tsy ho eo aho,) fa
maharitra eo amy ny fanahy iray, ambany
ny saina iray, hianareo, ka miara-miezaka
hampandroso ny finoany ny filazantsara;
28 Ka tsy ampitahorany ny fahavalo
anareo na amin' inona na amin' inona: fa-
mantarany ny fahaverezana azy marima-
rina izany, fa ny famonjena anareo, ka avy
amin' Andriamanitra izany.
29 F' efa nomena anareo noho ny any
Kiraisity, tsy hino Azy hiany fa hiaritra
koa noho ny Azy;
30 Manany izany fanoheran' izany, izay
hitanareo eo anatiko, ary izay renareo eo
anatiko ankehitriny.

## TOKO II.

ARY raha misy fifaliana eo aminy Kirai-
sity, raha misy hafaliany ny fitiavana, raha

misy fihiavanany ny Fanahy, raha misy
famindram-po sy fiantrana,
2 Tanteraho ny fifaliako, miraisa saina
hianareo, mirai-fitiavana, mirai-fanahy, mi-
rai-hevitra.
3 Aza manao na inona na inona amy ny
fifandirana na amy ny fireharehana; fa amy
ny fanajam-panahy, samia mihievitry ny
namany tsaratsara kokoa noho ny tena.
4 Aza samy mitandriny ny azy avy, fa ny
any ny namany koa.
5 Fa aoka ho eo anatinareo izany sain'
izany, izay teo anatiny Kiraisity Iesio kosa:
6 Izay nanany ny endrik' Andriamanitra,
ka tsy nataony ho sandoka izany, hitovy
amin' Andriamanitra:
7 Fa nahafoan-tena, dia naka sata-mpa-
nompo Izy, ka natao tamy ny endrik'
olona Izy.
8 Ary raha hita fa nanan-tsata toy ny
olona Izy, dia nanetri-tena, ka nanaraka
mandra-pahafaty, dia ny fahafatesana tamy
ny hazo-fijaliana.
9 Ary izany no nanandratan' Andriama-
nitra Azy indrindra, ka nomeny Azy ana-
rana, izay ambony lavitra noho ny anaran-
drehetra:
10 Ary ny anarany Iesio no handoha-
lehany ny lohalikia rehetra, na ny amy ny
lanitra, na ny amy ny tany, na ny ambany
ny tany;
11 Sy hanekeny ny lela rehetra f' Iesio
Kiraisity no Tompo, ho voninahitr' Andria-
manitra Ray.
12 Ary, ry malalako, tahaky ny nanaraha-
nareo mandrakariva, tsy raha teo hiany
aho, fa ankehitriny bebe kokoa raha tsy eo
aho, miasà ny famonjena anareo amy ny ta-
hotra sy hovotra.
13 Fa Andriamanitra araky ny sitra-pony
no miasa eo anatinareo hikiasa sy hiasa.
14 Atavy ny zava-drehetra amy ny tsi-
fimonjomonjoana aman-tsi-fifandirana;
15 Mba tsy hananareo-tsiny amam-
pondro, ho zanak' Andriamanitra tsy ma-
nan' adidy eo am-povoany ny firenena me-
loka sy maditra, izay no ihiazavanareo ta-
haky ny mazava eo aminy izao tontolo
izao;
16 Mitana ny teniny fiainana; mba ho
faly aho amy ny androny Kiraisity, fa tsy
nihiazakazaka foana aho, na nikieli-aina
foana aho.
17 Eny, na dia hatolotra aza aho eo am-
bony ny fanalamboady sy ny fanompoany
ny finoanareo, dia faly aho, ka miara-mifaly
aminareo rehetra.
18 Ary aoky izany hampifaly anareo
kosa, ka miaraha mifaly amiko.
19 Fa manantena eo aminy Iesio Tompo
aho haniraka any Timoteo faingiana ho any
aminareo, mba hifaliako kosa, rehefa fanta-
tro ny toetrareo.
20 Fa tsy manan' olona na iray akory
mitovi-fanahy aminy aho, izay hitandrina
tsara ny toetrareo.
21 Fa ny olon-drehetra samy mitady ny
azy, tsy ny any Kiraisity Iesio.
22 Fa hianareo mahalala ny fizahan-toe-
tra azy, fa niara-nanompo tamiko teo amy
ny filazantsara izy, tahaky ny zanaka amin-
dray.
23 Ary manantena haniraka azy faingiana
aho, raha vao hitako izay ho toetro.
24 Fa matoky eo amy ny Tompo aho, fa
hankany faingiana hiany aho.
25 Fa nihievitra fa tokony hampandeha-
niko any Epafirodito rahalahy hankany
aminareo, sady mpirai-asa no miaramila na-
mako, ary irakareo izy, ary mpanompo ha-
hafaky ny alaheloko.
26 Fa dia nanina anareo rehetra izy, ka
difotr' alahelo, satria nandre hianarèo f' efa
narary izy.
27 Fa narary efa ho faty tokoa izy: fa
Andriamanitra niantra azy; ary tsy izy
hiany, f' izaho koa, fandroa hanan' alahelo
mifanatona aho.
28 Ary naniraka azy faingiampaingiana
kokoa aho, mba hifalianareo raha hitanareo
indray izy, ary mba ho afak' alahelo kokoa
aho.
29 Ary raiso eo amy ny Tompo amy ny
fifalian-drehetra izy; ary omeo voninahitr'
izay olona toy izany:
30 Fa saiky maty izy noho ny asany Ki-
raisity, ka nanao ny ainy tsy ho zavatra izy,
mba hanefa ny fanompoanareo tsy vita ho
amiko.

## TOKO III.

Farany, ry rahalahiko, mifalia eo amy ny
Tompo. Tsy mahasasatra ahy hanoratra
teny mitovy aminy lehy fahiny, ary maha-
tsara anareo izany.
2 Tandremo ireny omboa ireny, tandremo
ny mpanao-ratsy, tandremo ny voa fora,
izany hoe, voa didy.

3 F' isikia no voa fora, izay manompo
an' Andriamanitra amy ny fanahy, ary mi-
faly eo aminy Kiraisity Iesio, ka tsy ma-
toky ny nofo.
4 Kandrefa mahazo matoky ny nofo hiany
aho. Raha misy olon-kafa mihievitra fa
mahazo matoky ny nofo izy, mainkia
aho:
5 Izaho voa fora tamy ny andro fahavalo,
avy amy ny fototry Isiraely, avy amy ny
fireneny Beniamina, Hebirio avy amy ny
Hebirio; araky ny lalàna, dia Farisaio;
6 Araky ny zotom-po, manenjiky ny fian-
gonana, araky ny fahamarinana izay avy
amy ny lalàna, tsy manan-tsiny.
7 F' izay tombon-dahiko no nataoko fa-
tiantoka noho ny any Kiraisity.
8 Eny tokoa, fa ataoko ny zava-drehetra
ho fatiantoka noho ny hatsarany ny fahala-
lana any Kiraisity Iesio Tompoko; ary
Izy no niaretako ny hafatiantoky ny zava-
drehetra, ka ataoko ho taimboraka izany,
mba hahazoako any Kiraisity,
9 Ary mba ho hita eo anatiny aho, tsy
manany ny fahamarinako, izay avy amy ny
lalàna, f' izay avy amy ny finoana any Ki-
raisity, dia ny fahamarinan' Andriamanitra
avy amy ny finoana:
10 Mba ho fantatro Izy, sy ny heriny
ny fitsanganany tamy ny maty, ary ny
fihiavanany ny fiaretany, ary hanan' endri-
ky ny fahafatesany aho;
11 Raha misy hatratraráko ny fananga-
nany ny maty aza.
12 Tsy na dia nahazo sahady aho, na dia
tanteraka sahady aho: fa manenjikia aho
hihiazony izay nihiazonany Kiraisity Iesio
ahy hiany.
13 Ry rahalahy, tsy ataoko fa nahazo
aho: fa zavatr' irai-loha *no ataoko*, ma-
nadino izay zavatr' eo aoriana, ka miezaka
hànakatry izay zavatr' eo aloha,
14 Izaho miezaka hahatratry ny marikia
hahazoany ny lokany ny hahavony ny
fiantsoan' Andriamanitra eo aminy Kirai-
sity Iesio.
15 Ary aoky isikia izay rehetra tanteraka
hihievitry izany: ary raha manan-tsain-
kafa akory hianareo, dia hambaran' An-
driamanitra aminareo izany.
16 Fandeha izay efa azontsikia sahady,
aoky isikia handeha araky ny fitsipikia
iray, aoky isikia hisainy ny zavatr' iray.
17 Ry rahalahy, mianara ahy hianareo,
ka mariho izay mandeha tahaky izay ana-
nanareo anay ho fianarana.
18 (Fa maro no mandeha izay no lazaiko
taminareo matetikia, ary izaho milaza ami-
nareo ankehitriny amy ny fitomaniana, fa
fahavalony ny hazo-fijaliany Kiraisity iza-
reo:
19 Fandringianana no farany, ary ny ki-
bony no andriamaniny, ary ny fahamena-
rany no voninahiny, izay misainy ny amy
ny tany.)
20 F' efa tompon-tany any an-danitra iza-
hay, ary avy any koa no iandrasany ny Mpa-
monjy, dia Iesio Kiraisity Tompo izany:
21 Izay hanova ny tenantsikia meti-ho-
ratsy, ho endriky ny tenany malaza, araky
ny fiasana, izay ahampanekeny Azy ny
zava-drehetra.

## TOKO IV.

Ary, ry rahalahy malalako, sy ny tiako
indrindra, ny fifaliako sy ny voninahitro,
dia mitomoera mafy eo amy ny Tompo
hianareo, ry hany malalako.
2 Izaho mangataka aminy Eiôdia, ary
mangataka aminy Sintiky, mba hirai-saina
eo amy ny Tompo ireo.
3 Ary izaho mangataka aminao kosa, ry
namako tokoa, manampia ireo vehivavy
ireo, izay niara-niasa tamiko teo amy ny
filazantsara, ambany Kelementsy koa, sy
ny mpiara-miasa amiko sisa, eo amy ny
bokiny fiainana ny anarany.
4 Mifalia mandrakariva eo amy ny Tom-
po: hoy izaho indray, Mifalia.
5 Aoka ho fantatry ny olon-drehetra ny
fiadanam-panahinareo. Efa omby akeky
ny Tompo.
6 Aza maro ahina; fa aoky ny fivava-
hana sy ny fifonona ambany ny fisaorana
no hanambara ny fangatahanareo amin' An-
driamanitra eo amy ny zava-drehetra.
7 Ary ny fihiavanan' Andriamanitra izay
mihoatra lavitra noho ny fahalalan-drehe-
tra, hitahiry ny fonareo sy ny sainareo eo
aminy Kiraisity Iesio.
8 Farany, ry rahalahy, na inona na inona
no to, na inona na inona no marina, na
inona na inona no mahitsy, na inona na
inona no madio, na inona na inona no tsara,
na inona na inona no malaza; raha misy
fanahy tsara, ary raha misy dera, dia hevero
izany zavatr' izany.

9 Atavy izay zavatr' efa nianaranareo, sy
izay efa no raisinareo, ary izay efa renareo
aman' izay efa hitanareo teo amiko: ary
ho aminareo Andriamanitry ny fihiava-
nana.
10 F' izaho nifaly indrindra teo amy ny
Tompo, fa ankehitriny velon' indray ny
fanahianareo ahy ato aoriana, izay nahina-
reo hiany, fa tsy nahita andro fanavana
hianareo.
11 Izaho tsy milaza *izany*, satria mala-
helo aho: f' efa nianarako tsy hierina na
manao ahoana na manao ahoana aho.
12 Izaho mahalala hietry, ary izaho ma-
halala hitombo: na aiza na aiza, ary na
amin' inona na amin' inona, efa nampianana-
rina aho ho voky sy noana, ary hanam-be
sy halahelo.
13 Izaho mahefa ny zava-drehetra, satria
mampahery ahy Kiraisity.
14 Kandrefa nanao soa hianareo fa nian-
tra ahy teo amy ny fahoriako hianareo.
15 Ary fantatrareo koa, ry olom-Pilipy,
fa tamy ny voalohany ny filazantsara, re-
hefa niala tany Makedonia aho, tsy nisy
fiangonana niantra ahy tamy ny manome,
na tamy ny mandray, afa tsy hianareo
hiany.
16 Ary raha tany Saloniky aho, dia
nanatitra fiantrana ho ahy indroa hia-
nareo.
17 Tsy noho ny faniriako zavatr' omena;
fa maniry vokatra izay hahalehibe ny vo-
ninahitrareo aho.
18 Fa manany ny zava-drehetra aho, ka
mitombo: feno aho, rehefa nandray taminy
Epafirodito izay zavatra nampitondrainana-
reo, dia hanitra mami-fofona, dia fanalam-
boady, sady sitraka no tian' Andriamanitra
indrindra.
19 Fa Andriamanitro hanefa ny filanareo
rehetra araky ny hareny eo amy ny voni-
nahitra, amy ny alalany Kiraisity Iesio.
20 Ary ho an' Andriamanitra dia Rain-
tsikia anie ny voninahitra mandrakizay
mandrakizay. Amena.
21 Manava veloma amy ny olo-masin-
drehetra eo aminy Kiraisity Iesio. Ny ra-
halahy izay ato amiko manao veloma
anareo.
22 Ny olo-masin-drehetra manao veloma
anareo, indrindra fa ny eo an-tranon-Kai-
sara.
23 Ho anareo rehetra anie ny faha-
soavany Iesio Kiraisity Tompontsikia.
Amena.

---

## NY EPISITOLY

### NO SORATANY PAOLO APOSITOLY

# ANY NY OLON-KOLOSAY.

## TOKO I.

1 PAOLO apositoliny Iesio Kiraisity araky
ny sitra-pon' Andriamanitra, ary Timoteo
rahalahy,
2 Mamangy ny olo-masina sady rahalahy
mazoto eo aminy Kiraisity, izay any Ko-
losay: Fahasoavana anie ho anareo, sy
fihiavanana avy amin' Andriamanitra Rain-
tsikia sy Iesio Kiraisity Tompo.
3 Izahay misaotra an' Andriamanitra,
Rainy Iesio Kiraisity Tompontsikia, ka
mangataka mandrakariva ho anareo,
4 Satria nandre ny finoanareo any Kirai-
sity Iesio sy ny fitiavanareo ny olo-masin-
drehetra izahay,
5 Noho ny fanantenana izay no tehiri-
zina ho anareo any an-danitra, izay efa re-
nareo fahiny tamy ny hamariny ny teniny
ny filazantsara;
6 Izay tonga ho aminareo, tahaky ny eo
aminy izao tontolo izao hiany; ary maha-
vokatra, tahaky ny eo anatinareo, hatrizay
andro nandraisanareo, sy nahalalanareo to-
koa ny fahasoavan' Andriamanitra:
7 Tahaky ny nianaranareo koa taminy Epa-
fara, sady mpiara-miasa malalanay, no mpa-
nompo mazoto aminy Kiraisity ho anareo;

8 Izay efa nilaza taminay koa ny fitiava-
nareo eo amy ny Fanahy.
9 Satria izany zavatr' izany, izahay kosa,
hatramy ny andro nandranesanay, tsy mi-
tsaha-mivavaka ho anareo, ka mangataka,
mba ho fenoiny ny fahalalany ny sitra-pony
amy ny fahendren-drehetra sy ny fahalalam-
panahy hianareo:
10 Mba handehananareo hahamendriky
ny Tompo, ho amy ny fankasitrahan-drehe-
tra, mahavokatra amy ny asa tsara rehetra,
ka mitombo amy ny fahalalana an' Andria-
manitra;
11 Voa tanjaky ny hery rehetra araky ny
heriny malaza, ho faharetan-drehetra sy
fandeferana amy ny fifaliana;
12 Misaotra ny Ray Izay nampahamen-
drikia antsikia ho mpiombon-dova amy ny
olomasina eo amy ny mazava:
13 Izay namonjy antsikia tamy ny heriny
ny maizina, ka namindra *antsikia* ho amy
ny fanjakany ny Zanani-malalany,
14 Izy no ananantsikia fanavotana noho
ny rany, dia famelan-keloka,
15 Izy no endrik' Andriamanitra tsi-hita,
ny lahi-matoa amy ny zava-miain-dre-
hetra:
16 F' Izy no nanisiany ny zava-drehetra
izay any an-danitra sy izay ety ambony ny
tany, ny hita sy ny tsi-hita, na lapa, na
fanapahana, na fanjakana na hery, Izy no
nanisiany ny zava-drehetra, ary ho Azy
izany:
17 Ary Izy talohany ny zava-drehetra,
ary Izy no andriny ny zava-drehetra.
18 Ary Izy no lohany ny tena, dia ny
fiangonana; Izy no voalohany, ny lahi-
matoa tamy ny maty; mba ho ambony ny
zava-drehetra Izy.
19 Fa sitraky *ny Ray* hitoerany ny fame-
noan-drehetra eo anatiny;
20 Ary Izy hampihiavanany ny zava-
drehetra aminy, dia ny rany teo amy ny
hazo-fijaliana hanavany fihiavanana; dia
Izy, *hoy izaho*, na ny ety ambony ny tany,
na ny any an-danitra.
21 Ary hianareo izay vahiny fahiny, sy
fahavalo amy ny sainareo noho ny fanavan-
dratsy,
22 Anefa ankehitriny efa nampihiava-
nany ny fahafatesana eo amy ny tena-no-
fony, mba hanolotra anareo ho masina, tsy
hanan-tsiny amam-pondro eo anatrehany:
23 Raha maharitra hiorina sy hitoetra eo
amy ny finoana hianareo, ka tsy miova
amy ny fanantenany ny filazantsara, izay
efa renareo sy izay no torina tamy ny olon-
drehetra eo ambany ny lanitra; izay no
nanavana ahy Paolo ho mpitory;
24 Izaho mifaly ankehitriny amy ny fia-
retako ho anareo, ary manefa izay tsy vita
amy ny fahoriana noho ny any Kiraisity
eo amy ny nofoko, noho ny tenany, dia
ny fiangonana izany:
25 Izay no nanavana ahy ho mpitory
araky ny fitondran' Andriamanitra, izay
nomena ahy ho anareo, hahatanteraky ny
tenin' Andriamanitra;
26 Ny zava-tsaro-pantarina izay niafina
hatramy ny taon-dasa sy ny taranaka maro,
fa aseho ankehitriny amy ny olony masina,
27 Izay tian' Andriamanitra hampahafan-
tatry ny voninahitry ny hareny izany zava-
tsaro-pantarin' izany amy ny Eteny, dia i
Kiraisity eo anatinareo izany, dia ny fanan-
tenany ny voninahitra;
28 Izay torinay, mananatry ny olon-dre-
hetra, ary mampianatry ny olon-drehetra
amy ny fahendren-drehetra; mba hatolo-
tray ny olon-drehetra ho tanteraka eo aminy
Kiraisity Iesio.
29 Izany no ikielezako-aina koa, ka mie-
zaka fatratra, araky ny asany izay miasa
mahery ato anatiko.

## TOKO II.

Ary tiako mba ho fantatrareo ny ady le-
hibe no iadiako ho anareo ambany izay any
Laodikeia, ary ho any izay rehetra tsy
mbola nahita ny tavako teo amy ny nofo;
2 Mba hampifalina ny fony, voa tohy eo
amy ny fitiavana, ary ho amy ny haren-
drehetra amy ny habeny ny fahatokiany ny
fahalalana, ho fanekeny ny zava-tsaro-pan-
tarina an' Andriamanitra Ray, sy Kirai-
sity;
3 Izy no iafenany izay mety ho rakitry
ny fahendrena sy ny fahalalana.
4 Ary izany no lazaiko, fandroa ho fita-
hin' olona hianareo amy ny teny manan-
goly.
5 Fa na dia tsy manatrikia anareo amy
ny nofo aho, dia manatrikia anareo hiany
amy ny fanahy aho, mifaly sy mijery ny
filaharanareo, sy ny tsi-fiovany ny finoana-
reo any Kiraisity.
6 Ary tahaky ny nandraisanareo any Ki-

raisity Iesio Tompo, dia mandehana eo
aminy araky izany:
7 Mamaka ka miorina eo aminy, ka tafa-
toetra amy ny finoana, toy ny efa nampia-
narina hianareo, mitombo aminy izany am-
bany ny fisaorana.
8 Tandremo fandroa misy manambaka
anareo amy ny teny fihiendrena, sy ny fa-
mitaham-poana, araky ny tenin-drazana,
araky ny foto-pianarany izao tontolo izao,
ka tsy araky ny any Kiraisity.
9 F' Izy, dia ny tenany, no itoerany ny
hafenony ny fomban' Andriamanitra avo-
koa.
10 Ary tanteraka eo anatiny hianareo,
Izy no lohany ny fanjakan-drehetra sy ny
hery:
11 Izy no namorana anareo koa tamy ny
fora tsy nataon-tànana, tamy ny fampia-
lany ny tenany ny fahotany ny nofo, *izany
hoe*, tamy ny famoran-Kiraisity:
12 Fa batisa no niarahanareo nilevina ta-
miny; Izy koa niarahanareo nitsangana
noho ny finoany ny asan' Andriamanitra,
Izay nanangana Azy tamy ny maty.
13 Ary hianareo, izay efa maty tamy ny
fahotana sy ny tsi-famorany ny nofonareo,
no velominy niaraka taminy, rehefa nave-
lany heloky ny fahotanareo rehetra;
14 Ary Izy namono ny sora-tànana ny
fitandremana izay nanohitra antsikia sy ni-
sakana antsikia, dia nanesotry izany, ka no
homboany tamy ny hazo-fijaliana;
15 Ka nandrava ny fanjakana sy ny hery,
dia nasehony marimarina, k' izany no nan-
dreseny ireo.
16 Ary aza avela hisy olona hitsara ana-
reo noho ny fihinana, na ny fisotroana, na
ny andro fanasana, na ny tsinam-bolana, na
ny sabata maro:
17 Aloky ny zavatra ho avy izany, fa any
Kiraisity ny tena.
18 Aza avela hisy olona hamery vonina-
hitra anareo amy ny fanetren-tenan-tsitra-
po, sy ny fivavahany ny anjely, mihiambo
handiniky ny zavatr' izay tsy hita, ka mire-
hareha foana amy ny hanofony ny sainy,
19 Ary tsy mihiazony ny Loha, Izay
mampanohana sy mampikiambany ny to-
nona sy ny famavana ny tena rehetra, ka
dia mitombo araky ny fampitomboan' An-
driamanitra izany.
20 Ary raha niara-maty taminy Kiraisity
hianareo, ka afaka tamy ny foto-pianarany
izao tontolo izao, nahoana hianareo no ma-
neky ny fitandremana toy ny velona hiany
aminy izao tontolo izao,
21 (Aza manendry, aza manandrana, aza
mitsapa;
22 Ho levona am-panavana izany rehetr'
izany;) araky ny didy, sy ny fampianaran'
olona?
23 Izany rehetr' izany manan-tarehiny ny
fahendrena amy ny fivavahan-tsitra-po, sy
ny fanetren-tena, ary ny tsi-fitandreman-
tena; tsy amy ny voninahitra hahafaly ny
nofo.

## TOKO III.

Ary raha niara-nitsangana taminy Kirai-
sity hianareo, katsaho ny zavatra any am-
bony, izay ipetrahany Kiraisity eo amy ny
tànan' ankavanan' Andriamanitra.
2 Tiavo izay zavatra any ambony, *ka* tsy
izay zavatra aty an-tany.
3 F' efa maty hianareo, ary ny fiainana-
reo miafina ambany Kiraisity eo amin' An-
driamanitra.
4 Raha hiseho i Kiraisity, fiainantsikia,
dia hiseho miaraka aminy kosa hianareo eo
amy ny voninahitra.
5 Ary vonoy ny momba ny tenanareo
izay aty an-tany; filan-dratsy, falotoana,
fahavetavetana, fanirian-dratsy, sy fahihi-
rana, dia fanompoan-tsampy:
6 F' izany zavatr' izany no mahatonga
ny fahatezeran' Andriamanitra amy ny za-
naky ny tsi-fanarahana:
7 Izany hiany no nalehanareo kosa fa-
hiny, raha velony izany hianareo.
8 Fa ankehitriny izao, ario koa izany re-
hetr' izany; fahatezerana, fahavinirana,
lolom-po, teny ratsy, firesahana vetaveta
aloaky ny vavanareo.
9 Aza mifandaingia hianareo, f' efa na-
rianareo ny lehilahi-antitra ambany ny
asany;
10 Ary efa no tafinareo ny lehilahi-vao-
vao, izay no havaozina ho amy ny fahala-
lana araky ny endriky Izay nanao azy.
11 Fa any tsy misy hafa, na olon-Giri-
kia na olon-Iodaia, na fora na tsi-fora, na
olom-baka na olon-TSikity, na andevo na
tsi-andevo: f' i Kiraisity no antony ny
zava-drehetra, sy alalany ny zava-drehetra.
12 Ary tafio famindram-po amam-piantra-
na, fahamorana, fanajam-panahy, falemem-

panahy, fandeferana, tahaky ny olom-pidin'
Andriamanitra, sady masina no malala;
13 Mifandefera, ka mifamelà heloka hia-
nareo, raha misy manan-teny amy ny sasa-
ny; tahaky ny namelany Kiraisity ny helo-
kareo hiany, no amelanareo heloka.
14 Ary aoka ho ambony izany rehetr' izany
ny fitiavana, fa fehy mahatanteraka izany.
15 Ary aoky ny fihiavanan' Andriama-
nitra hanjaka eo am-ponareo, izay koa
niantsoana anareo ho tena iray; dia atavy
izay fisaorana.
16 Aoky ny teniny Kiraisity hitoetra be-
tsaka eo anatinareo amy ny fahendren-
drehetra; dia mifampianara, ka mifana-
nara amy ny salamo, sy ny fihirana, ary
ny tonon-kiram-panahy, ka mihirà amy
ny fahasoavana am-ponareo ho any ny
Tompo.
17 Ary na inona na inona no ataonareo
amy ny teny, sa amy ny asa, *dia atavy* eo
amy ny anarany Iesio Tompo izany rehetr'
izany, ka misaora an' Andriamanitra Ray
amy ny alalany.
18 Hianareo vehivavy, maneke ny vadi-
nareo araky izay mety hatao eo amy ny
Tompo.
19 Hianareo lehilahy, tiavo ny vadinareo,
ary aza mampangidi-hoditra azy.
20 Hianareo zanaka, manaraha ny ray
aman-dreninareo eo amy ny zava-drehetra:
fa sitraky ny Tompo izany.
21 Hianareo ray, aza mahatezitry ny za-
nakareo, fandroa mamoi-fo izareo.
22 Hianareo mpanompo, manaraha ny
tompo araky ny nofo eo amy ny zava-dre-
hetra; tsy amy ny fanompoana eo imaso,
tahaky ny mpila-sitraka amy ny olona; fa
amy ny fahamarinam-po, matahotra an' An-
driamanitra:
23 Ary na inona na inona no ataonareo,
dia atavy amy ny fo, tahaky ny ho any ny
Tompo, ka tsy ho any ny olona;
24 Mahalala fa ny Tompo no handraisa-
nareo tambin-dova: fa manompo any Ki-
raisity Tompo hianareo.
25 F' izay manao meloka, dia handray
araky ny heloka nataony: ary tsy misy
fizahan-tavan' olona.

## TOKO IV.

Hianareo tompo, omeo ny mpanompona-
reo izay marina, sy izay mety; mahalala
fa manan-tompo any an-danitra kosa hia-
nareo.
2 Mahareta amy ny fivavahana, ka mi-
ambena aminy izany ambany ny fisao-
rana;
3 Mangataka ho anay koa, mba hamo-
han' Andriamanitra varavaram-panononana
ho anay, hilazanay ny zava-tsaro-pantarina
any Kiraisity, izay amatorana ahy hiany:
4 Mba hambarako izany, tahaky ny to-
kony ho teneniko.
5 Aoka fahendrena hitondranareo-tena
aminy izay eo ivelany, manavotry ny taona.
6 Aoky ny fiteninareo ho amy ny fana-
jana mandrakariva, ho maminy fanasina,
mba ho fantatrareo izay tokony hamalia-
nareo ny olon-drehetra.
7 Ny toetro rehetra ho lazainy Tikiko
aminareo, izay rahalahy malala, sy mpitory
mazoto, ary mpiara-manompo eo amy ny
Tompo;
8 Izany indrindra no nanirahako azy ho
aminareo, mba hahalala ny toetrareo, ary
hahafaly ny fonareo,
9 Ambany Onisimo, rahalahy mazoto sy
malala anankiray izay avy aminareo. Izy
roa lahy hampahafantatra anareo ny zava-
drehetr' izay *vita* aty.
10 I Arisitariko mpiara mifatotra amiko
manao veloma aminareo, ary Mariko zanak'
anabaviny Barinaba, (ny azy voa laza ta-
minareo; raha tonga aminareo izy, raiso:)
11 Ary Iesio izay atao hoe, Iosito, avy
amy ny voa fora ireo. Ireo hiany no
mpiara-miasa hampandroso ny fanjakan'
Andriamanitra, izay nahafaly ahy.
12 I Epafara, izay anankiray avy amina-
reo, mpanompo any Kiraisity, manao velo-
ma aminareo, izay mikieli-aina ho anareo in-
drindra amy ny fangatahana, mba hitoerana-
reo marimarina, ka ho tanteraka aminy izay
rehetra mety ho sitra-pon' Andriamanitra.
13 F' izaho no vavolombelony, fa ma-
nam-pitiavana anareo, sy ny any Laodikeia,
ary ny any Hierapoly, indrindra izy.
14 I Lioka malala, mpanao-fanafody, sy
Dima, manao veloma aminareo.
15 Manava veloma amy ny rahalahy,
izay any Laodikeia, ary aminy Nimifa, sy
ny fiangonana izay any an-tranony.
16 Ary raha voa vaky teo aminareo itoy
episitoly itoy, asavy ho vakina eo amy ny
fiangonana any Laodikeia kosa; ary mba
ho vakinareo kosa ny avy any Laodikeia.

17 Ary lazao aminy Arikipo hoe, Tandremo tsara ny fanompoana izay no raisinao amy ny Tompo, mba hatanterahanao izany.

18 Ny tànako anavako i Paolo veloma: Tsarovy ny fifatorako. Ho anareo anie ny fahasoavana. Amena.

---

NY EPISITOLY VOALOHANY

NO SORATANY PAOLO APOSITOLY

# ANY NY OLON-TSALONIKY.

## TOKO I.

I PAOLO, sy Silivano, ary Timoteo, mamangy ny fiangonany ny olon-TSaloniky,
izay eo amin' Andriamanitra Ray, sy Iesio
Kiraisity Tompo: Ho anareo anie ny fahasoavana, sy ny fihiavanana avy amin' Andriamanitra Raintsikia, sy Iesio Kiraisity Tompo.
2 Izahay misaotra an' Andriamanitra
mandrakariva noho ny anareo rehetra,
ka manonona anareo amy ny fivavahanay;
3 Tsy mitsaha-mahatsiaro ny asanareo
amy ny finoana, sy ny fikielezanareo-aina
amy ny fitiavana, ary ny faharetanareo
amy ny fanantenana any Iesio Kiraisity
Tompontsikia, eo imason' Andriamanitra,
Raintsikia;
4 Mahalala, ry rahalahy malalan' Andriamanitra, ny fifidianana anareo:
5 Fa tsy ny teny hiany, fa ny hery koa,
sy ny Fanahy Masina, ary ny fatokiana
be no nahatongavany ny filazantsaranay
taminareo; tahaky ny nahafantaranareo,
fa olona nanao ahoana izahay teo aminareo
noho ny anareo.
6 Ary efa mpianatra anay sy ny Tompo
hianareo, rehefa nandray ny teny tamy ny
fahoriana be, sy ny hafaliany ny Fanahy
Masina:
7 K' efa fianarany izay mino rehetra any
Makedonia sy Akaïa hianareo.
8 Fa avy taminareo no nanenoany ny teniny ny Tompo, tsy tany Makedonia sy
Akaia hiany, fa teo amy ny fitoeran-drehetra no nielezany ny finoanareo an' Andriamanitra; ka dia tsy misy tokony ho lazainay intsony.
9 F' izareo hiany no milaza ny anay,
izay fidirana no azonay ho any aminareo,
sy ny fialanareo tamy ny sampy ho amin'
Andriamanitra, mba hanompo an' Andriamanitra mahavelona sady marina;
10 Ary mba hiandry ny Zanany avy any
an-danitra, Izay natsangany tamy ny maty,
dia Iesio, Izay mamonjy antsikia amy ny
fahatezerana ho avy.

## TOKO II.

FA hianareo hiany, ry rahalahy, mahalala
fa tsy foana ny fidiranay ho any aminareo:
2 Fa rehefa niaritra fahiny, ka no haratsina tany Filipy izahay, tahaky ny fantatrareo, dia sahy amin' Andriamanitray izahay hiteny aminareo ny filazantsara an'
Andriamanitra amy ny fanoherana be.
3 Fa tsy avy amy ny fitaka, na loto, na
soloky, ny anatray.
4 Fa tahaky ny nankasitrahan' Andriamanitra izahay hampatokiny ny filazantsara, no itenenanay: tsy toy ny mpilasitraka amy ny olona, fa amin' Andriamanitra, Izay mizaha-toetry ny fonay.
5 F' izahay tsy mbola nanao teny mandrobo, tahaky ny fantatrareo, na sarony ny
fahihirana; Andriamanitra no vavolombelona:
6 Ary tsy tamy ny olona nitadiavanay
voninahitra, na taminareo, na tamy ny
sasany, na dia nahazo nahavaki-tratra
*anareo* tahaky ny apositoliny Kiraisity
izahay.

 

7 Fa nalemi-fanahy teo aminareo izahay:
tahaky ny mpitaiza mamelony ny zanany,
8 Dia toy izany, noho ny fitiavanay ana-
reo indrindra, ankasitrahanay hanome ana-
reo, tsy ny filazantsara an' Andriamanitra
hiany, fa ny ainay koa, satria malalanay
hianareo.
9 Fa hianareo, ry rahalahy, mahatsiaro
ny asanay, sy ny fikielezanai-aina; f' iza-
hay niasa andro aman' alina, mba tsy ha-
havaki-tratra na iray akory eo aminareo,
raha nitory ny filazantsara an' Andriama-
nitra taminareo izahay.
10 Hianareo no vavolombelona, ary An-
driamanitra koa, fa nanao ahoana ny hama-
sina, sy ny hamarina, ary ny tsi-fanan-
tsiny no nitondranai-tena teo aminareo izay
mino;
11 Toy ny fantatrareo ny fananatray, sy
ny fampifalinay, anareo rehetra, dia tahaky
ny ataon-dray amy ny zanany,
12 Ary ny fandidianay anareo mba han-
deha hahamendrikia an' Andriamanitra,
Izay niantso anareo ho amy ny fanjakany
sy ny voninahiny.
13 Izany koa no isaoranay an' Andria-
manitra ka tsy mitsahatra, satria, raha nan-
dray ny tenin' Andriamanitra hianareo izay
renareo taminay, tsy no raisinareo tahaky
ny tenin' olona, fa, tahaky ny amy ny ma-
rina, dia ny tenin' Andriamanitra, izay
miasa mahery koa eo anatinareo izay mino.
14 Fa hianareo, ry rahalahy, efa mpiana-
try ireo fiangonana an' Andriamanitra ireo,
izay any Iodaia eo aminy Kiraisity Iesio:
fa hianareo kosa efa niaritry izany zavatr'
izany tamy ny tompon-taninareo, dia toy
ireny tamy ny olon-Iodaia;
15 Izay namono any Iesio Tompo sy ny
mpaminany teo aminy, ary nanenjikia anay;
ary izareo tsy manao ny sitra-pon' An-
driamanitra, dia manohitry ny olon-dre-
hetra;
16 Ka mandrara anay tsy hitory amy ny
Eteny, mba hamonjena azy, izareo, hampi-
tombo ny fahotany mandrakariva: fa ny
fahatezerana tsi-hita-lany latsaka taminy
hiany.
17 Ary, ry rahalahy, raha tafasaraka ta-
minareo vetivety foana, tamy ny fanatre-
hana, tsy tamy ny fo, dia efa tianay tamy
ny faniriana fatratr' indrindra hahita ny
tavanareo.
18 Koa tianay hankany aminareo mate-
tikia, (dia izaho i Paolo;) f' i Satana ni-
sakana anay.
19 F' inona àry no fanantenanay, sa fifa-
liana, sa voninahitry ny fandokafana? Tsy
hianareo eo anatrehany Iesio Kiraisity Tom-
pontsikia amy ny fihiaviany va?
20 Fa hianareo no voninahitray sy fifa-
lianay.

## TOKO III.

Ary izany, raha tsy naharitr' intsony iza-
hay, dia sitraky ny fonay hitoetra any Ate-
nay hiany;
2 Dia naniraka any Timoteo, rahalahi-
nay, sady mpanompo an' Andriamanitra no
mpiara-miasa aminay eo amy ny filazan-
tsara any Kiraisity, mba hampitoetra ana-
reo, sy hampifaly anareo ny amy ny finoa-
nareo;
3 Mba tsy hampitaitry ny olona na iray
akory izany fahorian' izany: fa fantatra-
reo hiany f' izany no nanendrena anay.
4 F' izany, raha teo aminareo hiany iza-
hay, dia nilaza taminareo rahateo, f' efa
hampahorina izahay; dia toy ny nanjo,
ka fantatrareo.
5 Satria izany, raha tsy naharitr' intsony
aho, dia naniraka hahafantatry ny finoana-
reo hiany aho, fandroa angamba ny mpa-
ka-fanahy naka-fanahy anareo, ka dia very
foana ny asanay.
6 Fa ankehitriny, rehefa niala taminareo i
Timoteo hankaty aminay, ka nilaza tami-
nay teny soa ny finoanareo, sy ny fitiava-
nareo, sy ny fahatsiarovanareo anay man-
drakariva, ary ny fanirianareo hahita anay
indrindra, tahaka anay *hahita* anareo kosa;
7 Satria izany, ry rahalahy, dia nampi-
faly anay ny finoanareo, teo amy ny faho-
rianay rehetra ambany ny falahelovana:
8 Fa velona izahay ankehitriny, raha
maharitra tsara eo amy ny Tompo hia-
nareo.
9 Fa manao ahoana koa ny saotra home-
nay an' Andriamanitra noho ny anareo,
satria ny fifalian-drehetra izay ampifali-
nareo anay eo anatrehan' Andriamani-
tray;
10 Raha mangataka andro aman' alina
indrindra hahita ny tavanareo, sy hanefa
ny tsy vita amy ny finoanareo, izahay?
11 Ary Andriamanitra hiany anie dia
Raintsikia, ary Iesio Kiraisity Tompon-

tsikia, no hitari-dàlana anay ho any ami-
nareo.
12 Ary ny Tompo anie hahabe anareo sy
hampitombo anareo amy ny fifankatiavana,
sy ny fitiavana amy ny olon-drehetra, dia ta-
haka anay aminareo kosa;
13 Mba hampitoetry ny fonareo tsy ha-
nan-tsiny amy ny fahamasinana eo anatre-
han' Andriamanitra, Raintsikia, raha avy
Iesio Kiraisity Tompontsikia ambany ny
oloni-masin-drehetra.

## TOKO IV.

Ary koa, ry rahalahy, izahay mangataka
aminareo, ka mananatra *anareo* eo aminy
Iesio Tompo, fa toy ny nandraisanareo ta-
minay izay mety handehananareo, sy hana-
vanareo ny sitra-pon' Andriamanitra, no hi-
tomboanareo bebe kokoa.
2 Fa fantatrareo izay didy nomenay ana-
reo tamy ny alalany Iesio Tompo.
3 F' izany no sitra-pon' Andriamanitra,
dia ny fahamasinanareo, mba hifadianareo
ny filan-dratsy:
4 Mba ho fantatrareo rehetra, izay hita-
hirizany ny fanaky ny tena eo amy ny fa-
hamasinana sy ny voninahitra;
5 Tsy amy ny fitiavany ny filan-dratsy,
tahaky ny Eteny izay tsy mahalala an' An-
driamanitra:
6 Mba tsy hisy olona hanao-saina, na
hanambaky ny rahalahiny aminy izany
zavatr' izany: fa ny Tompo no mpamaly
izany zava-drehetr' izany, toy ny nananara-
nay anareo fahiny sy nanambaranay rahateo.
7 Fa Andriamanitra tsy niantso antsikia
ho amy ny falotoana, fa ho amy ny fahama-
sinana.
8 Ary, izay mandà, tsy olona no laviny,
fa Andriamanitra, Izay nanome anay koa
ny Fanahiny Masina.
9 Fa ny amy ny fifankatiavany ny mpi-
rahalahy, tsy ilainareo ho soratako ho
aminareo: fa hianareo tena nampianarin'
Andriamanitra mba hifankatia.
10 Fa hianareo manao izany tokoa amy
ny rahalahy rehetra izay any Makedonia
tontolo: f' izahay mananatra anareo, ry
rahalahy, mba hitombo bebe kokoa:
11 Ary mba hanao izay hainareo hitoetra
tsara, sy hitandriny ny raharahanareo, ary
hiasa amy ny tànanareo, tahaky ny nandi-
dianay anareo;
12 Mba handehananareo marina aminy
izay eo ivelany, ary mba tsy hisy zavatra
hilainareo.
13 Fa tsy tiako tsy ho fantatrareo, ry
rahalahy, ny aminy izay efa modi-mandry,
mba tsy hahalahelovanareo, tahaky ny sa-
sany izay tsy manana fanantenana.
14 Fa raha mino isikia f' efa maty Iesio,
ka nitsangan' indray, dia toy izany kosa,
no hampitondran' Andriamanitra any Iesio
izay efa modi-mandry, hiaraka aminy.
15 F' izany no lazainay aminareo araky
ny teniny ny Tompo, f' isikia izay velona,
ka mitoetra, mandra-pihiaviny ny Tompo,
tsy mba hialoha izay efa modi-mandry.
16 Fa ny Tompo hiany no hidina any an-
danitra, ka hiantso amy ny feony ny Lo-
hany ny anjely, ary amy ny trompetra an'
Andriamanitra: ary izay maty eo aminy
Kiraisity no hitsangana aloha:
17 Rehefa afak' izany, isikia izay velona
ka mitoetra no halaina hiaraka aminy am-
bony ny rahona, hihaona amy ny Tompo
eo amy ny lanitra: dia ho amy ny Tompo
mandrakariva isikia.
18 Koa, mifananara hianareo aminy izany
teny izany.

## TOKO-V.

Fa ny amy ny taona sy ny fotoana, ry ra-
halahy, tsy ilainareo mba ho soratana ho
aminareo.
2 Fa hianareo tena mahalala marimarina,
fa ho avy ny androny ny Tompo toy ny
mpangalatra amy ny alina.
3 Fa raha hoy izareo, Fihiavanana sy fia-
rovana; dia hanjo ireny ny fandringiana-
na tampoka, toy ny fahoriam-behivavy
raha miteraka, ka tsy afaka handositra
izareo.
4 Fa hianareo, ry rahalahy, tsy eo amy
ny maizina, hahatratra anareo izany andro
izany, toy ny mpangalatra.
5 Hianareo rehetra zanaky ny mazava, sy
zanaky ny andro: tsy amy ny alina, na
amy ny maizina, isikia.
6 Koa, aza matory toy ny sasany isikia;
fa aoky isikia hiambina sy hitandrina tsara.
7 F' izay matory, dia matory eo amy ny
alina; ary izay leon-toaka dia leon-toaka
eo amy ny alina.
8 Fa aoky isikia izay amy ny andro hi-
tandrina tsara, mitafy ny fiarovan-tratra,

finoana sy fitiavana, ary ny fiarovan-doha,
fanantenany ny famonjena.
9 Fa Andriamanitra tsy nanendry antsikia
ho amy ny fahatezerana, fa mba hahazo
famonjena amy ny alalany Iesio Kiraisity
Tompontsikia,
10 Izay maty nisolo antsikia, mba hia-
ra-belona aminy isikia, na mahatsiaro, na
matory isikia.
11 Koa, mifananara, ka mifampianara,
tahaky ny ataonareo hiany.
12 Ary izahay mangataka aminareo, ry
rahalahy, mba ho fantarinareo izay mikieli-
aina eo aminareo, sy manapaka anareo eo
amy ny Tompo, ary mananatra anareo;
13 Ary mba hanaja azy indrindra amy
ny fitiavana noho ny asany. Mifampihia-
vàna tsara.
14 F' izahay mananatra anareo, ry raha-
lahy, anaro izay tsy mifanaraka, ampifalio
izay malemi-saina, ampaharezo ny osa,
mandefera amy ny olon-drehetra.
15 Tandremo mba tsy hisy hamaly ratsy
olona; fa araho mandrakariva izay tsara,
na amy ny namanareo, na amy ny olon-
drehetra.
16 Mifalia mandrakariva.
17 Mivavaha ka aza mitsahatra.
18 Misaora eo amy ny zava-drehetra:
f' izany no sitra-pon' Andriamanitra amy
ny alalany Iesio Kiraisity ho amy ny
anareo.
19 Aza mamono ny Fanahy.
20 Aza manaratsy ny faminaniana.
21 Mamantara ny zava-drehetra; hazony
mafy izay tsara.
22 Fadio ny fanao-ratsy rehetra.
23 Ary Andriamanitry ny fihiavanana
hiany anie hahamasina anareo avokoa; ary
aoka harovana anie ny anareo avokoa, ny
fanahy, sy ny aina, ary ny tena, mba tsy
hanan-tsiny amy ny fihiaviany Iesio Kirai-
sity Tompontsikia.
24 Marina Izay miantso anareo, Izay ha-
nefa *izany* koa.
25 Ry rahalahy, mangataha ho anay.
26 Manava veloma amy ny rahalahy re-
hetra amy ny fanorohana masina.
27 Izaho mampianiana anareo amy ny
Tompo, mba ho vakiny ny rahalahy masin-
drehetra itony episitoly itony.
28 Ho anareo anie ny fahasoavany Iesio
Kiraisity Tompontsikia. Amena.

---

NY EPISITOLY FAHAROA

NO SORATANY PAOLO APOSITOLY

# ANY NY OLON-TSALONIKY.

## TOKO I.

I PAOLO, sy Silivano, ary Timoteo, ma-
mangy ny fiangonany ny olon-TSaloniky,
izay eo aminy Andriamanitra Raintsikia,
sy Iesio Kiraisity Tompo:
2 Ho anareo anie ny fahasoavana, sy ny
fihiavanana avy amin' Andriamanitra Rain-
tsikia, sy Iesio Kiraisity Tompo.
3 Izahay tsy maitsy misaotra an' Andria-
manitra noho anareo mandrakariva, ry ra-
halahy, fa mety izany, satria mitombo in-
drindra ny finoanareo, ary mihiabe ny fifan-
katiavanareo rehetra;
4 Dia mankalaza anareo izahay eo aminy
ireo fiangonana an' Andriamanitra, noho
ny fiaretanareo sy ny finoana eo aminy
izay rehetra anenjehana anareo, ambany
izay fahoriana iaretanareo:
5 Izany no ho famantarany ny hamariny
ny fitsaran' Andriamanitra, mba hatao hia-
nareo hahamendriky ny fanjakan' Andria-
manitra, izay iaretanareo koa:
6 Fa zava-marina amin' Andriamanitra
hamaly fahoriana izay mampahory ana-
reo;
7 Ary hampanam-pitsaharana anareo izay
ampahorina, sy anay koa, raha hiseho Iesio

Tompo avy any an-danitra ambany ny anjeliny mahery,
8 Mitondra afo midedadeda, hampijaly izay tsy mahalala an' Andriamanitra, sy izay tsy manaraky ny filazantsara any Iesio Kiraisity Tompontsikia:
9 Ireo hiaritry ny fampijaliana, dia fanimbana mandrakizay, avy amy ny fanatrehany ny Tompo, sy ny voninahitry ny heriny,
10 Raha avy aminy izany andro izany Izy, mba hankalazany ny oloni-masina, ary hampiaikeny izay rehetra mino, satria ny filazanay ninoana teo aminareo.
11 Ary, izahay mangataka mandrakariva ho anareo, mba hataon' Andriamanitray hahamendriky ny fiantsoana hianareo, ary hahatanteraky ny hatsarany ny sitra-pony rehetra, sy ny asany ny finoana amy ny hery:
12 Mba hankalazana eo anatinareo ny anarany Iesio Kiraisity Tompontsikia, ary hianareo eo anatiny, araky ny fahasoavan' Andriamanitsikia sy Iesio Kiraisity Tompo.

## TOKO II.

Ary izahay miangavy aminareo, ry rahalahy, noho ny fihiaviany Iesio Kiraisity Tompontsikia, ary ny fanangonana antsikia ho any aminy,
2 Mba tsy halaky hampiova-saina anareo sa hampahory anareo, ny fanahy, na ny teny, na ny episitoly, toy ny avy aminay, toa antomotra ny androny Kiraisity.
3 Aza mety ho fitahin' olona akory hianareo: fa *tsy tonga izany*, raha tsy ho avy ny fihiemorana aloha, ka hiseho ny lehilahin' ota, zanaky ny fahaverezana;
4 Izay manohitra ka manandra-tena ambony noho izay rehetra atao hoe Andriamanitra, sa izay ivavahana; ka dia mipetraka toa Andriamanitra eo amy ny tempolin' Andriamanitra izy, ka manao-tena ho Andriamanitra.
5 Tsy mahatsiaro va hianareo, fa nilaza izany zavatr' izany taminareo aho, raha mbola teo aminareo hiany?
6 Ary ankehitriny fantatrareo izay misakana, mba hiseho amy ny fotoan' androny izany.
7 Fa miasa sahady ny fiafenany ny ratsy: f' izay misakana ankehitriny *dia hisakana* hiany, mandra-pahesotry izany.
8 Ary dia hiseho iny lehi-ratsy iny, izay handevonany ny fofon' ainy ny vavany ny Tompo, ary hahafoanany ny famirapiratany ny fihiaviany:
9 Ny fihiaviany lehiny dia manaraky ny fiasany Satana amy ny hery rehetra, sy famantarana, ary fahagagana mandaingia,
10 Ary ny tsi-fahamarinany ny famitahan-drehetra, eo anatiny izay ho very; satria tsy nandray ny fitiavany ny fahamarinana, hamonjena azy, izareo.
11 Ary izany no hampilatsahan' Andriamanitra fitaka mahery aminy ireny, hinoany ny laingia;
12 Mba ho helohina izay rehetra tsy mino ny teny marina, fa finaritra amy ny tsimarina.
13 F' izahay tsy maitsy misaotra an' Andriamanitra mandrakariva noho ny anareo, ry rahalahy malalany ny Tompo, fa Andriamanitra efa nifidy anareo hatramy ny taloha hahazo famonjena, amy ny fahamasinany ny Fanahy sy ny finoany ny teny marina;
14 Ho aminy izay niantsoany anareo tamy ny filazantsaranay, hahazoany ny voninahitry Iesio Kiraisity Tompontsikia.
15 Ary, ry rahalahy, mitoera tsara, ka hazony ny teny izay nampianarina anareo, na tamy ny teny, na tamy ny episitolinay.
16 Ary Iesio Kiraisity Tompontsikia hiany, sy Andriamanitra Raintsikia, Izay efa tia antsikia, ka nanome *antsikia* ny fifaliana mandrakizay, sy fanantenana tsara noho ny fahasoavana,
17 Hampifaly anie ny fonareo sy hampitoetra anareo amy ny teny aman' asa tsara rehetra.

## TOKO III.

Farany, ry rahalahy, mangataha ho anay, mba handehanany ny teniny ny Tompo faingiana, ary mba hankalazany izany toy ny eo aminareo;
2 Ary mba ho vonjena izahay amy ny olo-maditra sady ratsi-fanahy, fa tsy manam-pinoana ny olon-drehetra.
3 Fa mahatoky ny Tompo, Izay hampitoetra anareo, sy hiaro *anareo* amy ny ratsy.
4 F' izahay matoky anareo eo amy ny Tompo, fa hianareo manao, sy hanao, izay zavatra andidianay anareo.
5 Ary ny Tompo hitondra ny fonareo anie ho amy ny fitiavana an' Andriamani-

tra, ary ho amy ny faharetana miandry any
Kiraisity.
6 Ary izahay mandidy anareo, ry raha-
lahy, amy ny anarany Iesio Kiraisity Tom-
pontsikia, mba hialanareo amy ny rahalahy
rehetra izay tsy mandeha amy ny mety
hatao, ka tsy manaraky ny teny izay no
raisiny taminay.
7 Fa hianareo tena mahalala izay tokony
hianaranareo anay: fa tsy nitondra-tena tsi-
mety teo aminareo izahay;
8 Ary izahay tsy nihinana mofon' olona
foana; fa niasa andro aman' alina tamy ny
fikielezan' aina sy ny famonoan-tena, mba
tsy hahavaki-tratra anareo na iray akory,
izahay:
9 Tsy noho ny tsy anananay fahefana, fa
mba hatolotrai-tena aminareo ho fianarana
hanarahanareo anay.
10 F'izany no didianay anareo, dieny mbo-
la teo aminareo hiany izahay; fa, raha misy
tsy mety miasa, aoky tsy hihinana kosa izy.
11 F' izahay mandre fa misy sasany eo
aminareo manao fitondran-tena tsi-mety,
tsy miasa akory, fa mitandriny ny an' olona.
12 F' izay manao toy izany no didianay
sy anarinay eo aminy Iesio Kiraisity Tom-
pontsikia, mba hiasa tsara amy ny fiada-
nana, ary hihinany ny mofony hiany.
13 Ary hianareo, ry rahalahy, aza ketraka
amy ny fanavan-tsoa.
14 Ary raha misy olona tsy manaraky ny
teninay eo aminy itoy episitoly itoy, mariho
izany olon' izany, ary aza miray aminy,
mba ho menatra izy.
15 Anefa aza atao toy ny fahavalo izy, fa
anaro toy ny rahalahy.
16 Ary ny Tompony ny fihiavanana anie
hanome anareo fihiavanana mandrakariva
amy ny atao rehetra. Homba anareo re-
hetra anie ny Tompo.
17 Ny tànako anavako i Paolo veloma,
izany no famantarana eo amy ny episitoly
rehetra: dia manoratry izany aho:
18 Ho anareo rehetra anie ny fahasoa-
vany Iesio Kiraisity Tompontsikia. Amena.

---

## NY EPISITOLY VOALOHANY

### NO SORATANY PAOLO APOSITOLY

# ANY TIMOTEO.

### TOKO I.

I PAOLO, apositoliny Iesio Kiraisity araky
ny didin' Andriamanitra, Mpamonjy antsi-
kia, sy Iesio Kiraisity Tompo, fanantenan-
tsikia;
2 Mamangy any Timoteo zanako tokoa
eo amy ny finoana: Fahasoavana, fiantrana,
fihiavanana avy amin' Andriamanitra Rain-
tsikia, sy Iesio Kiraisity Tompontsikia.
3 Toy ny nangatahiko taminao hitoetra
any Efeso raha nankany Makedonia aho,
dia anaro ny sasany tsy hampianatra teny
hafahafa,
4 Na hitandriny ny arirarira sy ny tanta-
ran-drazana tsi-hita-lany, izay mampiady
ka tsy mampandroso ny fampianarana arak'
Andriamanitra, izay momba ny finoana:
5 Fa antony ny didy no fitiavana avy
amy ny fo madio, sy ny fieritreretan-tsara,
ary ny finoana tsi-mihiatsaravelatsihy:
6 Izay no nialany ny sasany, ka nankany
amy ny fitaria foana;
7 Izay tahampianatry ny lalàna; kanefa tsy
fantany izay no lazainy, na izay ambarany.
8 Fa fantatsikia fa tsara ny lalàna, raha
mahavatry izany araky ny mety ny olona;
9 Mahalala izany, fa tsy ny olo-marina no
nanavany ny lalàna, fa ny manota ny la-
làna, sy ny tsy manaraka, ny tsy mataho-
tra an' Andriamanitra sy ny mpanota, ny
olon-tsi-masina sy ny olom-betaveta; ny
mpamono-ray sy ny mpamono-reny, ny
mpamono-olona,
10 Ny mpila-vavy, ny mpila-lahy, ny
mpangalatr' olona, ny mpandaingia, ny
mpianian-tsi-to, ary na inona na inona ma-
nohitry ny fampianarana marina;

11 Araky ny voninahitry ny filazantsara
an' Andriamanitra finaritra, izay nampato-
kina ahy.
12 Ary izaho misaotra any Kiraisity Iesio
Tompontsikia Izay nampahery ahy, fa na-
taony mahatoky aho, raha no tendreny aho
ho amy ny fanompoana;
13 Izay efa mpanompa fahiny, sy mpa-
nenjikia, ary mpanaratsy: kanefa nahazo
famindram-po, satria nanao *izany* tamy ny
tsi-finoana dieny tsy mbola nahalala aho,
14 F' efa nihialehibe indrindra ny faha-
soavany ny Tompontsikia tamy ny finoana
sy ny fitiavana, izay avy amy ny alalany
Kiraisity Iesio.
15 Marina izany teny izany, ka maha-
mendriky ny fandraisan-drehetra, fa tonga
taty ambony ny tany Kiraisity Iesio ha-
monjy ny mpanota, k' izaho no lohany
ireny.
16 Anefa izany no niantrana ahy, mba
hasehony Iesio Kiraisity eo anatiko voalo-
hany ny fahari-po rehetra, ho fianarany
izay hino Azy ho fiainana mandrakizay.
17 Ary ho any ny Mpanjaka tsi-manan-
taloha, tsi-meti-maty, tsi-hita, dia ho an'
Andriamanitra Izay hendry hiany, anie ny
laza sy ny voninahitra mandrakizay man-
drakizay. Amena.
18 Izany anatr' izany omeko anao, ry
Timoteo, zanako, araky ireo faminaniana
izay natao fahiny hilaza anao, mba hiadia-
nao ny ady tsara araky ireny;
19 Ary mba ho tànanao ny finoana, sy ny
fieritreretan-tsara; izay efa nariany ny sa-
sany, ka nataony toy ny vaki-sambo ny
finoana:
20 Namany ireny no i Himenaio sy Ale-
kisandro; izay natolotro ho any Satana,
mba hianarana tsy hanompa.

## TOKO II.

Ary, izaho mananatra voalohany indrindra,
mba hatao izay fangatahana, fivavahana,
fifonana, fisaorana, ho any ny olon-drehetra;
2 Ho any ny mpanjaka, ambany izay re-
hetra manapaka; mba hiainantsikia hiadana
sy hihiavana, amy ny fanahi-tsara rehetra
sy ny mety rehetra.
3 Fa tsara izany ka ankasitrahana eo ima-
son' Andriamanitra Mpamonjy antsikia:
4 Izay tia ho vonjena ny olon-drehetra, ka
ho tonga amy ny fahalalany ny teny marina.
5 F' iray no Andriamanitra, ary iray no
mpanalalana amin' Andriamanitra sy ny
olona, dia ny lehilahy Kiraisity Iesio;
6 Izay nanolo-tena ho avotra hisolo ny
olon-drehetra, ho fanambarana amy ny
fotoan' androny.
7 K' izany no nanendrena ahy ho mpi-
tory sy apositoly, (izaho milaza ny marina
eo aminy Kiraisity, tsy mandaingia aho;)
ho mpampianatry ny Eteny amy ny finoana
sy ny fahamarinana.
8 Ary, tiako ny lehilahy hivavaka eny
tontolo eny, ka hanandra-tànana masina, tsy
amy ny fahatezerana, na amy ny fampia-
hanahanana:
9 Ary toy izany ny vehivavy kosa hira-
vaka amy ny akanjo mahamendrikia, mi-
tandroan-kenatra, ary mahay mitondra-
tena; tsy manao volo mirandrana, na
*miravaka* volamena, na voahangy, na
fihaingoan-tsaro-bidy;
10 Fa amy ny asa tsara, (izay mahamen-
driky ny vehivavy manao fanahi-tsara.)
11 Aoky ny vehivavy hianatra hangin-
gina amy ny faneken-drehetra.
12 Fa tsy avelako ny vehivavy hampia-
natra, na hiambo hanapaky ny lehilahy, fa
hangina hiany.
13 F' i Adama no natao voalohany, dia
vao i Eva.
14 Ary tsy Adama no voa fitaka, fa ny
vehivavy voa fitaka, dia nanota.
15 Nefa ho vonjena hiany amy ny fitera-
han-jaza izy, raha maharitra eo amy ny
finoana, sy ny fitiavana, ary ny fahamasina-
na, ambany ny fitondran-tena tsara.

## TOKO III.

Marina izany teny izany, Raha misy olona
maniry ny asany mpitory lehibe, dia ma-
niry asa tsara izy.
2 Ary ny mpitory lehibe tokony tsy ha-
nan-tsiny, dia manam-bady tokana, miam-
bin-tena, mahay mitondra-tena, manao izay
mahamendrikia, tia vahiny, mahay mam-
pianatra;
3 Tsy lian-divay, tsy mpikiapoka, tsy
fatra-paniry ny harena maloto; fa mande-
fitra, tsy mpibedibedy, tsy mahihitra;
4 Izay manapaka tsara ny eo an-trano-
ny, mampaneky ny zanany hitondra-tena
tsara:
5 (Fa raha misy olona tsy mahay miton-

dra ny eo an-tranony, atao ahoana no hi-
tandriny ny fiangonana an' Andriamanitra?)
6 Tsy olom-baovao eo amy ny fianarana,
fandroa hirehareha foana izy, ka ho lavo
amy ny fahamelohany ny devoly.
7 Ary tokony ho tsara-laza koa aminy
izay eo ivelany izy; fandroa ho lavo amy
ny fanaratsiana sy ny fandriky ny devoly
izy.
8 Ny mpitory sasany kosa toy izany hiany,
mahay mitondra-tena, tsy miroa-teny, tsy
lian-divay be, tsy fatra-paniry ny harena
maloto;
9 Mitandrina tsara ny fiafenany ny finoa-
na eo amy ny fieritreretana madio.
10 Ary aoky hizahan-toetra ireo koa alo-
ha; dia vao hanao ny asany mpitory, raha
tsy manan-tsiny ireo.
11 Ny vavy kosa toy izany hiany, mahay
mitondra-tena, tsy mpanendrikiendrikia, mi-
ambin-tena, mazoto eo amy ny zava-drehetra.
12 Aoky ireny mpitory ireny hanam-
bady iray avy, ary hanapaka tsara ny za-
nany sy ny eo an-tranony.
13 F' izay efa mahavatra tsara ny asany ny
mpitory, dia mahazo fisandratan-tsara, sy
fahasahiam-be eo amy ny finoana izay eo
aminy Kiraisity Iesio.
14 Manoratry izany zavatr' izany ho ami-
nao aho, na dia manantena hankany ami-
nao faingiana aho;
15 Fa raha mitoetr' ela aho, dia ho fanta-
trao ny fitondran-tena mety hatao eo an-
tranon' Andriamanitra, dia fiangonana an'
Andriamanitra mahavelona, ka andry sy
tohany ny to, izany.
16 Ary tsy misy fifandirana fa lehibe ny
fiafenany ny fanahi-tsara: Andriamanitra
niseho teo amy ny nofo, no hitsiny ny Fa-
nahy, no hitany ny anjely, no torina tamy ny
firenena maro, ninoana teo aminy izao ton-
tolo izao, no raisina ho any amy ny vonina-
hitra.

## TOKO IV.

Ary ny Fanahy milaza marimarina fa amy
ny andro ato aoriana, dia hihiemotra ny sa-
sany amy ny finoana, mitandriny ireo fa-
nahy mamitaka sy ny fampianarana ny amy
ny fanahin' olo-maty;
2 Amy ny fihiatsarambelatsihiny ny mpan-
daingia, voa dotry ny vy mena ny fieritre-
retany,
3 Izay mandrara hanam-bady, ka mam-
pifady hanina izay nasain' Andriamanitra
ho raisina amy ny fisaorany ny min sady
mahalala ny teny marina.
4 Fa tsara ny zava-drehetra nataon' An-
driamanitra, ka tsy misy tokony hariana,
raha ho raisina amy ny fisaorana;
5 Satria efa no hasininy ny tenin' Andria-
manitra sy ny vavaka atao izany.
6 Raha mampahatsiaro ny rahalahy izany
zavatr' izany hianao, dia ho mpanompo
tsara any Iesio Kiraisity hianao, voa taiza-
ny ny teniny ny finoana, sy ny fampiana-
ran-tsara izay efa narahinao.
7 Fa ario ny arirarira ratsy sy ny anga-
nom-behivavy antitra, ka mahavara-tena
amy ny fanahi-tsara.
8 Fa mahasoa kely foana ny mahavatry
ny tena; fa ny fanahi-tsara no mahasoa amy
ny zava-drehetra, ka manany ny teni-no-
mena ny amy ny fiainana izay ankehitriny,
sy izay ho avy.
9 Marina izany teny izany, ka maha-
mendriky ny fandraisan-drehetra.
10 F' izany no amonoanai-tena sy iareta-
nay fanaratsiana, noho ny fatokianay an'
Andriamanitra mahavelona, Mpamonjy ny
olon-drehetra, indrindra f' izay mino.
11 Mandidia, ka mampianara izany za-
vatr' izany.
12 Aoky tsy hisy olona hanaratsy ny ha-
tanoranao; fa aoka ho fianarany ny mino
hianao, amy ny fiteny, amy ny fitondran-
tena, amy ny fitiavana, amy ny fanahy, amy
ny finoana, amy ny fahadiovana.
13 Mandra-pahatonga aho, tandremo ny
famakian-teny, ny fananarana, ny fampia-
narana.
14 Aza manary ny fahaizana izay eo ana-
tinao, izay nanomezany ny fametrahan-tà-
nany ny loholona anao araky ny famina-
niana.
15 Hevero izany zavatr' izany; dia mikie-
leza-aina fatratra aminy izany; mba ho hita-
ny ny olon-drehetra ny fitomboanao-saina.
16 Tandremo tena hianao ambany ny fam-
pianarana; mahareta aminy izany: fa raha
manao izany, dia hamonji-tena, ambany
izay mihaino anao, hianao.

## TOKO V.

Aza mananatra lehilahy anti-panahy, fa
mangataha *aminy* toy ny ray; ny tanora-
fanahy toy ny rahalahy;

2 Ny vehivavy anti-panahy toy ny reny:
ny tanora-fanahy, toy ny anabavy, amy ny
fahadiovan-drehetra.
3 Omeo voninahitra ny mpitondra-tena
izay efa mpitondra-tena tokoa.
4 Fa raha misy mpitondra-tena manan'
anaka, na zafy, aoky ireo hianatra angaloha
haneho fanahi-tsara eo an-trano, ary
hamaly soa ny rainy aman-dreniny: fa
tsara izany, ka ankasitrahana eo anatrehan'
Andriamanitra.
5 F' izay efa mpitondra-tena tokoa, ka mitoetr'
irery, matoky an' Andriamanitra, ka
maharitra amy ny fangatahana sy ny fivavahana
andro aman' alina.
6 F' izay vehivavy finari-java-py, maty
fahavelony.
7 Ary mandidia izany zavatr' izany, mba
tsy hananani-tsiny.
8 Fa raha misy tsy mamelony ny azy, indrindra
fa ny ankohonany, efa nandà ny
finoana izy, ka ratsiratsy kokoa noho ny tsimino.
9 Ny mpitondra-tena, aza mba atao ho isany,
raha latsaka noho ny enim-polo taona,
rehefa vadin-dehilahy iray hiany;
10 Tsara-laza noho ny asa tsara; raha
namelon-jaza izy, raha nampiandrano ny
vahiny, raha nanoza ny tongotry ny olomasina,
raha niantra ny ory, raha nazoto
nanaraky ny asa tsara rehetra izy.
11 Fa aza mandray ny mpitondra-tena
zandriny ireny: fa tahanam-bady ireo, rehefa
vao nila-vady manohitra any Kiraisity;
12 Mahazo fahamelohana, satria manary
ny finoany voalohany izareo.
13 Ary koa, dia mianatra halaina, ka
mandehandeha miteti-trano; ary tsy malaina
hiany, fa mpilazalaza, sy mpitandriny
ny an' olona, ka milaza izay tsy
mety.
14 Ary aleoko hanam-bady ny mpitondra-tena
tanora-fanahy, hanan' anaka, hanapaky
ny trano, tsy hanome vava ny fahavalo
hiteny ratsy *azy*.
15 Fa ny sasany efa nivily sahady hanaraka
any Satana.
16 Raha misy lehilahy izay mino, sa vehivavy
izay mino, mana-mpitondra-tena,
aoky izareo hamelona azy, ary aza avela
hahavaki-tratra ny fiangonana; mba hamelomany
izay efa mpitondra-tena tokoa.
17 Aoky ny loholona izay manapaka
tsara hatao tokony hahazo famalian-droaheny,
indrindra f' izay mikieli-aina amy ny
teny, sy ny fampianarana.
18 Fa hoy ny Soratra *Masina*, "Aza
manakombony ny vavany ny omby izay
mively vary hianao." Ary, "Ny mpiasa
mendriky ny tambiny."
19 Aza mandray teny hiampanga ny loholona,
raha tsy misy vavolombelona roa
sa telo.
20 Izay manota, anaro eo anatrehany ny
olon-drehetra, mba hatahotra ny sasany
kosa.
21 Izaho mananatra *anao* eo anatrehan'
Andriamanitra sy Iesio Kiraisity Tompo,
ary ny anjely izay no fidina, mba ho tandremanao
izany zavatr' izany, tsy manao olontiana,
na manao na inona na inona amy ny
fiangarana.
22 Aza malaky mametra-tànana amy ny
olona, ary aza miombon' ota amy ny sasany:
tehirizo-tena madio hianao.
23 (Aza misotro rano intsony, fa mahavara
divay kely hampahery ny vava-fonao
sy ny falemenao matetikia.)
24 Miseho rahateo ny fahotany ny olona
sasany, ka mialoha ho amy ny fitsarana:
fa ny any ny olona sasany manaraka.
25 Ary toy izany kosa dia miseho rahateo
ny asa tsara; ary ny tsy toy izany tsy
mahazo miafina.

## TOKO VI.

AOKY izay andevo rehetra eo ambany ny
fitondrana hanao ny tompony tokony hahazo
voninahitra rehetra, mba tsy hanompàny
ny anaran' Andriamanitra ambany ny
fampianarany.
2 Ary izay manan-tompo mino, aza avela
hanaratsy *azy*, satria rahalahy izareo; fa
mainkia hanompo *azy*, satria mino, sy malala,
ny mpandray ny soa natao. Mampianara,
ka mananara izany zavatr' izany.
3 Raha misy olona mampianatra teny
hafa noho izany, ka tsy maneky ny teny
marina, dia ny any Iesio Kiraisity Tompontsikia,
sy ny fampianarana izay manaraky
ny fanahi-tsara;
4 Dia miavonavona foana izy, tsy mahalala
na inona na inona. fa adala amy ny
fanontaniana sy ny fiadian-teny, izay ihiaviana
fialonana, fifandirana, fanompana,
fiahiahian-dratsy,
5 Fifandiran-dratsin' olom-betaveta-saina,

ka tsy manany ny teny marina, manao ny
fanahi-tsara ho tombon-dahy: mialà aminy
ireny hianao.
6 Fa tombon-dahy lehibe tokoa ny fanahi-
tsara amy ny fianinana.
7 Fa tsy nitondra na inona na inona isi-
kia ho aminy izao tontolo izao; ary hita
marimarina fa tsy mahatondra na inona na
inona hiala isikia.
8 Fa raha manan-kanina sy fitafiana isi-
kia, aoky hianina aminy izany.
9 Ary izay tahanan-karena, lavo amy ny
fakam-panahy sy fandrikia sy filana maro,
sady adala no mandratra, izay mandentiky
ny olona ho amy ny fanimbana sy ny fan-
dringianana.
10 Fa fitiavam-bola no fototry ny ratsy
rehetra: izay iriny ny sasany indrindra,
dia niala tamy ny finoana, ka nanindron-
tena tamy ny alahelo maro-loha izareo.
11 Fa hianao, ry lehilahin' Andriamani-
tra, mandosira izany zavatr' izany; ka
manaraha fahamarinana, fanahi-tsara, finoa-
na, fitiavana, faharetana, falemem-panahy.
12 Miadia ny fiadi-tsarany ny finoana, ha-
zony ny fiainana mandrakizay, ho aminy
izay niantsoana anao koa, raha nataonao
ny fanekena tsara teo imasony ireo vavolom-
belona maro.
13 Izaho mananatra anao eo anatrehan'
Andriamanitra, Izay mamelony ny zava-
drehetra, ary eo anatrehany Kiraisity Iesio,
Izay nanao ilehy fanekena tsara teo anatre-
hany Pontio Pilato;
14 Mba ho tehirizinao izany didy izany,
tsy hanan-tsiny amam-pondro, ambara-pise-
hony Iesio Kiraisity Tompontsikia:
15 Ny Finaritra, sy Andrian-tokana,
Mpanjaky ny mpanjaka, ary Tompony ny
tompo, no haneho izany amy ny fotoany;
16 Izy hiany no tsy manam-pahafatesana,
mitoetra eo amy ny mazava tsy azo hatoni-
na; Izay tsy hitan' olona, ary tsy mety ho
hita: ho Azy anie ny voninahitra sy ny
hery mandrakizay. Amena.
17 Anaro ny mpanan-karena eo aminy
izao fiainana ankehitriny izao, mba tsy hia-
vonavona, na hatoky ny harena miovaova,
fa an' Andriamanitra mahavelona, Izay ma-
nome antsikia malalaka ny zava-drehetra
hananantsikia;
18 Mba hanao soa, mba hitombo amy ny
asa tsara, halaky hiantra, tahanome izareo;
19 Ka dia hihiary ho an-tena fanorenan-
tsara ho amy ny andro ho avy izareo, mba
hihiazonany ny fiainana mandrakizay.
20 Ry Timoteo, tehirizo izay nampato-
kina *anao*, ka mialà amy ny fibedibedem-
poana maharatsy, sy ny fanoherana ataony
ny fahalalan-tsi-izy;
21 Izay nekeny ny sasany, ka diso hevitra
tamy ny finoana. Ho anao anie ny faha-
soavana. Amena.

---

## NY EPISITOLY FAHAROA

### NO SORATANY PAOLO APOSITOLY

# ANY TIMOTEO.

### TOKO I.

I PAOLO, apositoliny Iesio Kiraisity, araky
ny sitra-pon' Andriamanitra, manaraky ny
teni-nomena hahazo ny fiainana izay eo
aminy Kiraisity Iesio,
2 Mamangy any Timoteo, zana-malala:
Fahasoavana, fiantrana, fihiavanana anie
avy amin' Andriamanitra Ray, sy Kirai-
sity Iesio Tompontsikia.
3 Izaho misaotra an' Andriamanitra, Izay
tompoiko hatramy ny razako amy ny fieri-
treretana madio, fa tsy mitsaha-mahatsiaro
anao aho eo amy ny fivavahako andro
aman' alina;
4 Raha mahatsiaro ny ranomasonao, ka

tahamangy anao indrindra aho, mba ho
be fifaliana aho;
5 Raha ampahatsiaroviko ny finoana tsy
mihiatsaravelatsihy, izay eo anatinao, izay
nitoetra taloha teo anatin-dreninao be, i Lôy,
sy ny reninao, i Eineiky; ary matoky aho
f' eo anatinao koa izany.
6 Ary izany, dia mampahatsiaro anao
aho mba hamelony ny fahaizana izay nam-
panisian' Andriamanitra ny fametrahany ny
tànako teo anatinao.
7 Fa Andriamanitra tsy nanome antsikia
fanahy fatahorana; fa faharezana, sy fitia-
vana, ary fisainana marina.
8 Ary, aza menatry ny filazana any ny
Tompontsikia hianao, na *menatra* ahy mpi-
fatony: fa aoka ho mpiombony ny fahori-
any ny filazantsara, araky ny herin' An-
driamanitra, hianao;
9 Izay namonjy, ka niantso antsikia tamy
ny fiantsoana masina, tsy araky ny asantsi-
kia, fa araky ny fisainany, sy ny fahasoa-
vana izay nomena antsikia tamy ny ala-
lany Kiraisity Iesio, dieny tsy mbola àry
izao tontolo izao;
10 Fa ankehitriny nambarany ny fise-
hoany Iesio Kiraisity Mpamonjy antsikia,
Izay nanimba ny fahafatesana, ka nam-
piseho marimarina tamy ny filazantsara ny
fiainana sy ny fahatezana mandrakizay;
11 Izay nanendrena ahy ho mpitory, sy
apositoly, ary mpampianatry ny Eteny.
12 F' izany hiany no iaretako izany za-
vatr' izany koa: kanefa tsy menatra aho:
fa fantatro izay ninoako, ary matoky aho f'
Izy mahatahiry izay natolotro *Azy* hatra-
miny izay andro *ho avy* izay.
13 Tano mafy ny fianatry ny teny ma-
rina, izay efa renao tamiko, amy ny fino-
ana, sy ny fitiavana, izay eo aminy Kirai-
sity Iesio.
14 Aoky ny Fanahy Masina, Izay mitoe-
tra eo anatintsikia, hampitahiry anao io za-
va-tsara io izay natolotra *anao*.
15 Fantatrao izany, f' efa nandao ahy izay
rehetra any Asia; namany ireny, i Figelo
sy Herimogeny.
16 Ny Tompo anie hamindra-fo amy ny
ankohonany Onisiforo; f' izy namelona
ahy matetikia, ka tsy menatry ny gadrako:
17 Fa raha tany Rôma izy, dia nitady
fatratra, ka nahita ahy.
18 Ny Tompo anie hanome azy hahita
famindram-po amy ny Tompo aminy izay
andro izay: ary fantatrao tsara izay fa-
nompoan-dehibe nataony tany Efeso.

## TOKO II.

Ary hianao, zanako, mahareza amy ny
fahasoavana izay eo aminy Kiraisity Iesio.
2 Ary izay zavatra efa renao tamiko teo
imasony ny vavolombelona maro, atolory
ho any ny olona mahatoky izay hahay ham-
pianatry ny sasany kosa.
3 Ary, mahareta ny mafy hianao, tahaky
ny miaramila tsara any Iesio Kiraisity.
4 Tsy misy olona izay manafikia mano-
lanolan-tena amy ny raharahany izao fiai-
nan' izao; mba hahafaly izay efa nifidy
*azy* ho miaramila.
5 Ary raha misy miezaka, tsy omem-bo-
ninahitra izy, raha tsy miezaka araky ny
lalàna.
6 Ny mpiasa-tany izay mikieli-aina, to-
kony handray am-boalohany ny vokatra.
7 Hevero izay no lazaiko: ary ny Tompo
anie hanome anao fahalalany ny zava-dre-
hetra.
8 Tsarovy Iesio Kiraisity avy tamy ny
zanaky Davidy, Izay natsangana tamy ny
maty, araky ny filazantsarako:
9 Izay no iaretako fahoriana hatramy ny
fifatorana, tahaky ny mpanao-ratsy; nefa
tsy voa fatotra ny tenin' Andriamanitra.
10 Izany no iaretako ny zava-drehetra
noho ny olom-pidina, hahazoany ny famon-
jena koa, izay eo aminy Kiraisity Iesio,
ambany ny voninahitra mandrakizay.
11 Marina izany teny izany: Fa raha
miara-maty *aminy* isikia, dia hiara-belona
*aminy* koa isikia.
12 Raha miaritra isikia, dia hiara-han-
jaka aminy koa isikia: raha mandà *Azy*
isikia, dia handà antsikia kosa Izy.
13 Raha tsy mino *Azy* isikia, dia mitoe-
tra mahatoky Izy: tsy mahalà-tena Izy.
14 Mampahatsiarova *ny olona* izany za-
vatr' izany, dia mandidia *azy* eo anatre-
hany ny Tompo, tsy hiady teny, fa tsy ma-
hasoa na inona na inona, *fa* mamadiky ny
mpihaino, izany.
15 Tandremo tsara mba hisehoanao voa za-
han-toetr' Andriamanitra, mpiasa tsy ma-
nan-kenatra, mizara tsara ny teny marina.
16 Fa mialà amy ny fibedibedem-poana
maharatsy: fa mainkia hampitombo fa-
nahi-ratsy izany.

17 Ary ny teniny mandany tahaky ny
aretina mihiady: namany ireny, i Hime-
naio sy Filito;
18 Izay nivily tamy ny teny marina, ka
manao hoe, f' efa lasa sahady ny fananga-
nany ny maty; dia mamadiky ny finoany
ny sasany izareo.
19 Kanefa mitoetra mafy ny fanorenan'
Andriamanitra, ka manany izany marikia
napetak' izany, Ny Tompo mahalala ny Azy.
Ary, Aoky ny olon-drehetra izay mano-
nony ny anarany Kiraisity hiala amy ny
ratsy.
20 Fa tsy fanaka volamena amam-bola-
fotsy hiany no eo an-trano lehibe, fa fa-
na-kazo aman-tany koa; ary ny sasany
ho hajaina, ary ny sasany ho tevate-
vaina.
21 Ary raha mahadio-tena ny olona ami-
ny ireny, dia ho fanaka hajaina izy, efa aha-
masinina, ka mendrikia ho amy ny raha-
rahany ny Tompo, voa voatra ho amy ny
asa tsara rehetra.
22 Ary mandosira ny filan-tanora-fanahy:
fa manaraha fahamarinana, finoana, fitia-
vana, fihiavanana aminy izay miantso ny
Tompo amy ny fo madio.
23 Fa mandosira ny fanontaniana adala-
dala tsy misy hevitra, mahalala fa mam-
piady izany.
24 Ary tsy mety raha miady ny mpa-
nompo ny Tompo; fa malemi-fanahy amy
ny olon-drehetra, mahay mampianatra, man-
defitry ny ratsy,
25 Amy ny falemem-panahy, mampiana-
try izay manohitra: fa angamba Andria-
manitra hanome azy fibebahana hanekeny
ny teny marina;
26 Ary hifoha ho afaka izareo amy ny
fandriky ny devoly, rehefa no baboiny ireo
hanao ny sitra-pony Izy io.

## TOKO III.

Fa fantaro koa izany, fa ho avy amy ny
andro farany ny taona mampahory.
2 Fa ny olona ho tia-tena, ho tia-vola,
mpandoka-tena, mpirehareha, mpanompa,
tsy manaraka ray aman-dreny, tsy misao-
tra, tsi-masina,
3 Tsy tia-olona, mpamadikia-fanekena,
mpanendrikiendrikia, mpijangajanga, saro-
po, mpanaratsy ny tsara-fanahy,
4 Mpamitaka, olo-maditra, mpiavonavo-
na, tia bebe kokoa ny mahafinaritra, toy
izay tia an' Andriamanitra;
5 Manany ny endriky ny fanahi-tsara, fa
mandà ny heriny: dia mialà aminy ireny.
6 Fa namany ireny ny olona izay miditra
any an-trano, ka mamabo ny vehivavy ada-
ladala mavesatra amy ny fahotana, entiny
ny filana maro,
7 Mianatra mandrakariva, fa tsy maha-
tratry ny fahalalany ny teny marina.
8 Ary tahaky ny nanoherany Iany sy
Iambary any Môse, no anoherany ireo kosa
ny teny marina: olom-betaveta-saina, dia
olo-nariana ny amy ny finoana.
9 Kanefa tsy hihoetra noho izany izareo:
fa ny hadalany no haseho amy ny olon-
drehetra, tahaky ny azy kosa.
10 Fa fantatrao tsara ny fampianarako,
fitondran-tena, fisainana, finoana, fandefera-
na, fitiavana, faharetana,
11 Fanenjehana, fiaretana izay nanjo ahy
tany Antiokeia, tany Ikonio, tany Lisitra;
ny fanenjehana izay niaretako: fa ny Tom-
po namonjy ahy taminy izany rehetr'
izany.
12 Eny, ary izay rehetra teho-velona ma-
nao fanahi-tsara eo aminy Kiraisity Iesio no
ho enjehina.
13 Fa ny ratsi-fanahy sy ny mpamitaka,
dia handroso hihiaratsiratsy kokoa, sady
mamitaka no fitahina.
14 Fa mahareta hianao eo aminy izay za-
vatra nianaranao, sy nampatokina anao,
mahalala izay efa nianaranao *izany*;
15 Ary hianao efa nahalala ny Soratra
Masina fony vao zaza, izay mahampahen-
dry anao ho amy ny famonjena amy ny
alalany ny finoana any Kiraisity Iesio.
16 Ny Soratra *Masin*-drehetra nomeny
ny fanindrimandrin' Andriamanitra, ary
tsara ho fampianarana, ho fandresen-daha-
tra, ho fananarana, ho fianarana eo amy ny
fahamarinana:
17 Mba ho tanteraka ny lehilahin' An-
driamanitra, voa voatra tsara ho amy ny
asa tsara rehetra.

## TOKO IV.

Ary izaho mananatra *anao* eo anatrehan'
Andriamanitra, sy Iesio Kiraisity Tompo,
Izay hitsara ny velona sy ny maty, amy
ny fisehoany, sy ny fanjakany;
2 Mitoria ny teny; mazotoa amy ny fo-

toana, amy ny tsi-fotoana; mandresea laha-
tra, mandrarà, mananara amy ny faharetan-
drehetra sy ny fampianarana.
3 Fa ho avy ny andro raha tsy haharitry
ny fampianarana marina ny olona; fa han-
gidihidy ny sofiny, dia hamory mpampia-
natra ho an-tena araky ny filany izareo;
4 Ary izareo hampiala ny sofiny tokoa
amy ny teny marina, dia hiverina ho amy
ny angano.
5 Fa miambena eo amy ny zava-drehetra,
mandefera fahoriana, atavy ny asany ny
mpitori-teny, tanteraho ny fanompoanao.
6 F' efa hatolotra ankehitriny aho, ary
efa akeky ny andro fialako.
7 Izaho nanefa ny ady tsara, izaho naha-
tanteraky ny alehako, izaho nitahiry ny
finoana:
8 Hatrizao no tehirizina ho ahy ny satro-
boninahitry ny fahamarinana, izay homeny
ny Tompo mpitsara marina ho ahy aminy
izay andro izay; ary tsy ho ahy hiany,
fa ho any izay rehetra tia ny fisehoany
koa.
9 Mazotoa hankaty amiko faingiana hia-
nao:
10 Fa nandao ahy Dima, satria efa tia
izao fiainan' izao, ka lasa ho any Saloniky
izy; i Kirisiky ho any Galatia, i Tito ho
any Dalimatia.
11 I Lioka hiany no ato amiko. Alao i
Mariko, ka ento miaraka aminao izy: fa
manampy ahy amy ny fanompoana izy.
12 Ary Tikiko nirahiko ho any Efeso.
13 Ny kapoty izay navelako tany Trôa
teo aminy Karipo, ento raha mankaty hia-
nao, ary ny taratasy, indrindra fa ny tara-
tasy hoditra.
14 I Alekisandro mpanefi-varahina efa
nanisy ratsy ahy be hiany: ny Tompo ha-
maly azy anie araky ny asany:
15 Tandremo hiany lehio; fa nanohitra
fatratra ny teninay izy.
16 Tsy nisy nomba ahy tamy ny fama-
liko voalohany, fa nandao ahy izy rehetra;
aza mba hatao ho helony anie izany.
17 Kanefa ny Tompo nomba ahy, ka
nampahery ahy, mba ho tanterahiko tokoa
ny fitorian-teny, ary mba ho reny ny Eteny
rehetra: ary izaho no vonjena tamy ny va-
vany ny liona.
18 Ary ny Tompo hamonjy ahy amy ny
asa ratsy rehetra, ary hiaro *ahy* ho amy
ny fanjakany any an-danitra: ho Azy anie
ny voninahitra mandrakizay mandrakizay.
Amena.
19 Manava veloma aminy Pirisikia sy
Akila, sy ny eo an-tranony Onisifiro.
20 I Erasito nitoetra tany Korinto: f' i
Trofimo narary tany Melito raha niala tany
aho.
21 Mazotoa hankaty dieny tsy mbola avy
ny ririnana. I Eibiolo, sy Piody, sy Lino,
sy Kilaodia, ary ny rahalahy rehetra ma-
nao veloma aminao.
22 Ho amy ny fanahinao anie Iesio Ki-
raisity Tompo. Ho anareo anie ny faha-
soavana. Amena.

---

NY PISITOLY

NO SORATANY PAOLO APOSITOLY

# ANY TITO.

## TOKO I.

I Paolo, mpanompo an' Andriamanitra,
sy apositoliny Iesio Kiraisity, araky ny
finoany ny olom-pidin' Andriamanitra, sy
ny fanekeny ny teny marina, izay mana-
raky ny fanahi-tsara;
2 Amy ny fanantenany ny fiainana man-
drakizay, izay teny nomen' Andriamanitra
tsy mahay mandaingia, dieny tsy mbola àry
izao tontolo izao;
3 F' efa nasehony tamy ny fotoan' andro
ny teniny tamy ny fitorian-teny izay nampa-
tokina ahy, araky ny didin' Andriamanitra
Mpamonjy antsikia;
4 Mamangy any Tito zanako tokoa araky

ny finoantsikia: Fahasoavana, fiantrana,
fihiavanana anie avy amin' Andriamanitra Ray, sy Iesio Kiraisity Tompo Mpamonjy antsikia.
5 Izany no namelako anao tany Kirity, hanamboaranao izay zavatra tsy efa, sy hanendrenao loholona eo amy ny isan-tanàna,
tahaky ny nandidiako anao:
6 Raha misy olona tsy manan-tsiny, manam-bady tokana, manan' anaka mino, *ka* tsy mba ampangaina fa fileony, na olo-maditra, izareo.
7 Fa ny mpitory lehibe tokony tsy hanantsiny, tahaky ny mpitandriny ny an' Andriamanitra; tsy mitompo-teni-fantatra, tsy mora tezitra, tsy lian-divay, tsy mpikiapoka, tsy tia harena maloto;
8 Fa tia vahiny, tia ny tsara-fanahy, mahay mitondra-tena, marina, masina, mionona;
9 Mitana mafy ny teny marina, tahaky ny nampianarana *azy*, mba hahaizany ny fampianarana marina hananatra sy handresy lahatra ny mpanohi-teny.
10 Fa maro hiany no olo-maditra, mpitaria foana, ary mpamitaka, indrindra fa ny momba ny fora:
11 Tsy maitsy ho fehezim-bava ireo; izay mamadiky ny trano rehetra, ka mampianatry izay tsy mety, mba hahazo harena maloto.
12 Hoy ny mpaminany anankiray eo aminy ireny hiany, Olon-Kirity mpandaingia mandrakariva, biby ratsy, malain-kibo.
13 Marina izany vavolombelon' izany.
Koa anaro mafy, mba hahery eo amy ny finoana izareo;
14 Tsy mitandriny ny anganonganon' olon-Iodaia, sy ny didiny ny olona izay mahafoy ny teny marina.
15 Madio ny zava-drehetra amy ny olomadio: fa tsy misy madio amy ny olomaloto aman-tsi-mino; fa voa loto ny sainy sy ny fieritreretany.
16 Izareo maneky fa mahalala an' Andriamanitra izareo; fa mandà *Azy* amy ny asa, dia olom-betaveta, sady tsy manaraka, no manan-tsiny ny amy ny asa tsara rehetra.

## TOKO II.

Fa lazao izay mahamendriky ny fampianarana marina:
2 Ny lehilahy anti-panahy, *anaro* hazoto, ho marina, hahay mitondra-tena, hahery
amy ny finoana, amy ny fitiavana, amy ny faharetana.
3 Ny vehivavy anti-panahy kosa, hitondra-tena toy izay mahamendriky ny olomasina, tsy mpanendrikiendrikia, tsy tiandivay be, mpampianatry ny zava-tsara;
4 Mba hampianatry ny vehivavy tanorafanahy ho marina, ho tia ny vadiny, ho tia ny zanany,
5 Hahay mitondra-tena, ho maotona, hitandriny ny tranony, ho tsara-fanahy, haneky ny vadiny, mba tsy hitenenan-dratsy ny tenin' Andriamanitra.
6 Ny lehilahy tanora-fanahy kosa, anaro hahay mitondra-tena.
7 Ka misehoa eo amy ny zava-drehetra, ho fianarany ny asa tsara, amy ny fampianarana, *maneho* tsi-faharatsiana, fahamarinana, fahadiovana,
8 Ny teny marina izay tsy azo havadikia; mba ho menatra izay manohitra, fa tsy manany izay ratsy hitenenany anareo.
9 *Anaro* ny mpanompo haneky ny tompony, manao izay sitra-pony eo amy ny zava-drehetra; ka tsy manohi-teny;
10 Tsy mangala-tety, fa maneho ny fahatokiana tsara rehetra; mba hampahamendriky ny fampianaran' Andriamanitra Mpamonjy antsikia, eo amy ny zava-drehetra.
11 F' efa miseho amy ny olon-drehetra izay fahasoavan' Andriamanitra mahavonjy,
12 Mampianatra antsikia handà ny fanahi-ratsy, sy ny filany izao tontolo izao, ary ho velona amy ny onona, sy ny marina, ary ny fanahi-tsara, aminy izao fiainana ankehitriny izao;
13 Miandry ny fanantenana mahafinaritra, sy ny voninahitry ny fisehoany Iesio Kiraisity, Andriamanitra lehibe sady Mpamonjy antsikia;
14 Izay nanolo-tena nisolo antsikia, hanavotany antsikia amy ny heloka rehetra, sy hahadiovany ho an-tena olona izay mety ho azy, mazoto indrindra amy ny asa tsara.
15 Ambarao izany zavatr' izany, dia anaro, ka teneno amy ny fahefan-drehetra. Aoky tsy hisy olona hanaratsy anao.

## TOKO III.

Mampahatsiarova azy haneky ny fanjakana sy ny fahefana, hanaraky ny mpanapaka, halaky hanao izay asa tsara rehetra,

2 Tsy hiteny ratsy olona, tsy hibedibedy,
*fa* hiadana, maneho ny halemem-panahy rehetra amy ny olon-drehetra.
3 Fa adala hiany isikia fahiny, tsy manaraka, voa fitaka, dia andevony ny filana sy ny fahafinaretana maro, ary velona eo amy ny lolom-po sy ny fialonana, sady tsy tiana no mifankahala.
4 Fa raha niseho ny fahatsarana sy ny fitiavan' Andriamanitra ny olona, f' Izy no Mpamonjy antsikia,
5 Tsy noho ny asa marina izay nataontsikia, fa araky ny fiantrany no namonjeny ny fanozany ny fiterahan' indray, sy ny fanovany ny Fanahy Masina, antsikia;
6 Izay nalatsany betsaka tamintsikia tamy ny alalany Iesio Kiraisity Mpamonjy antsikia;
7 Mba hanavana antsikia ho mpandova, araky ny fanantenany ny fiainana mandrakizay, rehefa nahitsiny ny fahasoavany isikia.
8 Marina izany teny izany, ary izany zavatr' izany tiako ho tompoinao teny mafy, mba ho tandremany izay mino an' Andriamanitra hampandroso ny asa tsara. Sady tsara no mahasoa ny olona izany zavatr' izany.
9 Fa mialà amy ny fanontaniana adala, sy ny tantaran-drazana, sy ny fifandirana, sy ny fiadian-teny amy ny lalàna; fa tsy mahasoa, sady zava-poana, izany.
10 Olona izay manao sain-diso, rehefa nananatra azy indrai-maka sa indroa-mandeha, ario;
11 Mahalala fa voa vadikia ny manao izany, sady manota no manamelo-tena.
12 Raha haniraka any Aritema ho any aminao aho, sa i Tikiko, mazotoa hankany amiko any Nikopoly hianao, f' efa nikiasa handany ny ririnina any aho.
13 Mazotoa hanatitra any Zina mpandaha-dalàna, sy Apolô, mba tsy hisy zavatra hilainy ireo.
14 Ary aoky ny anay kosa hianatra hanao izay asa tsara hahazoany izay ilainy, fandroa tsy ho vanona izareo.
15 Izay rehetra aty amiko manao veloma aminao. Manava veloma aminy izay rehetra tia anay eo amy ny finoana. Ho anareo rehetra anie ny fahasoavana. Amena.

---

## NY EPISITOLY

NO SORATANY PAOLO APOSITOLY

# ANY FILIMÔNA.

1 Paolo, mpifatotra any Kiraisity Iesio, ary Timoteo rahalahy, mamangy any Filimôna ilehy malala sy namanai-miasa,
2 Ary mamangy any Apifia malala, sy Arikipo miaramila namantsikia, ary ny fiangonana izay eo an-tranonao:
3 Ho anareo anie ny fahasoavana, sy fihiavanana avy amin' Andriamanitra Raintsikia, sy Iesio Kiraisity Tompo.
4 Izaho misaotra an' Andriamanitra mandrakariva, raha mahatsiaro anao eo amy ny fivavahako,
5 Mandre ny fitiavanao sy ny finoanao, izay ananànao, ho aminy Iesio Tompo, sy ho amy ny olo-masin-drehetra;
6 Mba hiasa mahery ny finoana ananantsikia eo amy ny fanekeny ny zava-tsara rehetra izay eo anatinareo, ho aminy Kiraisity Iesio.
7 F' izahay manana fifaliana sy fahafinaretana amy ny fitiavanao, fa hianao, ry rahalahy, efa mampifaly ny kibony ny olomasina.
8 Ary na dia manana fahasahiana be eo aminy Kiraisity aza aho handidy anao *hanao* izay mety,
9 Anefa noho ny fitiavana aleoko hiangavy *aminao*, toy izay i Paolo efa antipanahy, ary ankehitriny koa mpifatotra any Iesio Kiraisity.

10 Izaho miangavy aminao, ny amy ny
zanako Onisimo, izay naterako teo amy ny
fifatorako:
11 Izay tsy nahasoa anao fahiny, fa an-
kehitriny mahasoa antsikia, hianao sy
izaho:
12 Izay nampodiko indray: ary raiso
izy, fa sombin' aiko izy:
13 Izay tiako ho hazonina aty amiko,
hanompo ahy ho solonao eo amy ny fifato-
rana noho ny filazantsara:
14 Fa raha tsy nanany ny sainao aho, tsy
tiako hanao na inona na inona; mba ho
tsy toy ny amy ny fanerena, fa amy ny
sitra-po, ny soa ataonao.
15 F' izany angaha no nisarahany *tami-
nao* vetivety, mba hahazoanao azy mandra-
kizay;
16 Tsy toy ny andevo intsony, fa mihoa-
tra noho ny andevo, rahalahy malala, in-
drindra fa ho ahy, anefa mainkia ho anao,
na eo amy ny nofo, na eo amy ny Tompo.
17 Ary raha ataonao ho namanao aho,
raiso toa ahy izy.
18 Raha nanao izay ratsy taminao izy,
sa mitrosa *aminao*, atavy ho ahy izany;
19 Izaho i Paolo nanoratra tamy ny tà-
nako, izaho handoa *izany*: fa tsy la-
zaiko aminao, fa mitrosa-tena aza amiko
hianao.
20 Eny, rahalahy, aoka aho hanana fifa-
liana avy aminao eo amy ny Tompo: am-
pifalio ny kiboko eo amy ny Tompo.
21 Matoky fa haneky hianao, dia nano-
ratra ho aminao aho, ka mahalala fa
hataonao mihoatra lavitra noho izay no la-
zaiko.
22 Ary izany koa, amboary trano hitoe-
rako: f' izaho manantena, fa homena ho
anareo aho noho ny hataka ataonareo.
23 Manao veloma aminao i Epafara mpi-
fatotra namako eo aminy Kiraisity Iesio;
24 I Mariko, i Arisitariko, i Dima, i
Lioka, namako-miasa ireo.
25 Ho amy ny fanahinareo anie ny fa-
hasoavany Iesio Kiraisity Tompontsikia.
Amena.

---

NY EPISITOLY

VOA SORATRA

# ANY NY HEBIRIO.

---

## TOKO I.

ANDRIAMANITRA, rehefa nampiteny ny
mpaminany fahiny tamy ny razana, tamy
ny andro samihafa, sy fanao samihafa,
2 Dia nampiteny ny Zanany tamintsi-
kia, taminy ireo andro farany ireo, Izay
voa tendriny ho mpandova ny zava-dre-
hetra, Izy koa no nanisiany izao tontolo
izao;
3 Izy no famirapiratany ny voninahitra,
ary endriky ny fombany indrindra, ka mi-
hiazony ny zava-drehetra amy ny heriny
ny teniny, ary, rehefa no dioviny ny fahotan-
tsikia, dia nipetraka teo amy ny tànan' an-
kavanany ny Lehibe any amy ny avo Izy;
4 Ka natao tsara lavitra noho ny anjely,
f' Izy nandova anarana tsara lavitra noho
ny any ireny.
5 Fa anjely iza no nilazany akory, "Hia-
nao no Zanako, anio no niterahako Anao?"
Ary koa, "Izaho ho Rainy, ary Izy ho
Zanako?"
6 Ary koa, raha nitondra ny Lahi-matoa
ho aminy izao fiainan' izao, dia hoy Izy,
"Ary aoky ny anjely rehetra an' Andria-
manitra hitsaoka Azy."
7 Ary ny anjely nilazany hoe, "Izy ma-
nao ny anjeliny ho fanahy, ary ny mpanom-
pony ho lel'afo."
8 Fa *hoy Izy* amy ny Zanaka, "Ry An-
driamanitr' ô, ny lapanao mandrakizay man-
drakizay: fitondrana fahamarinana no fiton-
drany ny fanjakanao:

9 Hianao efa tia ny fahamarinana, k' efa
halanao ny heloka; ary Andriamanitra, dia
Andriamanitrao, efa nanoso-tsolikia fifaliana
Anao mihoatra noho ny namanao."
10 Ary, "Hianao, Iehôvah, hatramy ny
voalohany no nametrahanao ny fanorenany
ny tany; ary asany ny tànanao ny lanitra:
11 Ireo ho simba; fa Hianao no maharitra;
ary izy rehetra hihiatonta toy ny
fitafiana;
12 Ary toy ny lamba no hamalonanao
ireo, ka hovana: fa Hianao no tsy miova,
ary ny taonanao no tsy ho diso."
13 Fa anjely iza no nilazany akory, "Mipetraha
eo amy ny tànako ankavanana,
mandra-pahataoko ny fahavalonao ho fandiavany
ny tongotrao?"
14 Tsy fanahy manompo v' izy rehetra,
nirahina hanompo izay handova ny famonjena?

## TOKO II.

Ary tokony ho tandremantsikia mafimafy
kokoa izay efa rentsikia, fandroa hiala amintsikia
izany.
2 Fa raha mafy ny teny izay nambarany
ny anjely maro, ary ny fahadisoan-drehetra,
ambany ny fahotana, nandray ny hamariny
ny valin-tamby;
3 Hataontsikia ahoana no fandositra, raha
mahafoy izao famonjen-dehibe izao isikia;
izay no lazainy ny Tompo tamy ny voalohany,
dia vao nambarany ny mpandre
tamintsikia;
4 Ary Andriamanitra nanambara koa
tamy ny famantarana sy ny fahagagana,
ary tamy ny fahatalanjonana samihafa, sy
ny Fanahy Masina Izay nomena, araky
ny sitra-pony?
5 Fa tsy ny anjely no nampanekeny ny
fiainana ho avy, izay ilazanay.
6 Fa ny anankiray nanambara eo amy ny
fitoeran' iray, ka nanao hoe, "Inona ny
olona no ahatsarovanao azy? sa ny zanak'
olombelona no itsonjovanao azy?
7 Hianao efa nanao azy ambany kely
noho ny anjely; Hianao efa nanarona azy
voninahitra aman-daza, ka nampanapaka
azy ny asany ny tànanao:
8 Hianao efa nampaneky ny zava-drehetra
ho eo ambany ny tongony." Ary sangy
nampaneky azy ny zava-drehetra Izy, tsy
misy mitoetra izay tsy nampanekeny azy.
Fa ankehitriny tsy mbola hitantsikia, f' efa
ampanekena azy ny zava-drehetra.
9 F' isikia mahita any Iesio, Izay natao
ambany kely noho ny anjely noho ny fiaretana
fahafatesana voa satroka voninahitra
aman-daza, satria efa hanandrana fahafatesana
hisolo ny olon-drehetra Izy, araky ny
fahasoavan' Andriamanitra.
10 Fa nahamendriky Izay no antony ny
zava-drehetra, sy ny andriny ny zava-drehetra,
raha mitondra zanaka maro ho any amy
ny voninahitra, hahatanteraky ny Tompony
ny famonjeny ireny eo amy ny fiaretana.
11 F' iray no nihiaviany izy roroa, na
Izay mahamasina, na izay no hamasinina:
f' izany no maha-tsi-menatra Azy hanao
azy hoe, rahalahy,
12 Fa hoy Izy, "Izaho hitory ny anaranao
amy ny rahalahiko, eo afovoany ny fiangonana
no hihirako ny fiderana Anao."
13 Ary koa, "Izaho hatoky Azy." Ary
indray koa, "Indro Izaho sy ireo zaza izay
nomen' Andriamanitra Ahy."
14 Ary sangy nana-nofo aman-dra ny
zaza, dia nanany izany Izy kosa, mba handringianany
ny fahafatesana izay manany ny
heriny ny fahafatesana, izany hoe, ny devoly;
15 Ary mba ho vonjeny izay nandany ny
fiainany rehetra tamy ny fahandevozana
noho ny tahotry ny fahafatesana.
16 Fa tsy mamonjy ny anjely tokoa Izy,
fa ny zanaky Abirahama no vonjeny.
17 Ary nahamendrikia Azy hanahaky ny
rahalahiny eo amy ny zava-drehetra, mba
ho mpisorona be mamindra-fo, sy mahatoky,
ny amy ny an' Andriamanitra, mba hanavam-pihiavanana
noho ny heloky ny olona.
18 Fa sangy niaritra Izy tena hiany, raha
nalaim-panahy, dia mahavonjy izay alaim-panahy
Izy.

## TOKO III.

Ary koa, ry rahalahy masina, mpiombony
ny fiantsoana an-danitra, hevero ny Apostoly
sy Mpisorona be amy ny fanekentsikia,
i Kiraisity Iesio;
2 Izay mahatoky Izay nanendry Azy,
tahaka any Môse kosa teo amy ny tranony
rehetra.
3 F' Izy io natao tokony hanam-boninahitra
lehibebe kokoa noho i Môse, toy ny
mpanao-trano no malazalaza kokoa noho
ny trano.
4 Fa ny trano rehetra nataony ny ananki-

ray; fa Andriamanitra no nanao ny zava-
drehetra.
5 Ary Môse nahatoky tokoa teo amy ny
tranony rehetra, toy ny mpanompo, ho fa-
nambarany izay zavatra efa ho lazaina;
6 F' i Kiraisity toy ny zanaka manapaky
ny tranon-tena; ary isikia no tranony,
raha mihiazona mafy isikia, hatramy ny fa-
rany, ny fatokiana, sy ny fifaliany ny fa-
nantenana.
7 Ary koa, (toy izay no lazainy ny Fana-
hy Masina hoe, "Anio, raha hihaino ny
feony hianareo,
8 Aza manasarotry ny fonareo, tahaky ny
amy ny fahasosorana, tamy ny andro fa-
kam-panahy tany an-efitra;
9 Izay nakany ny razanareo fanahy Ahy,
*sy* nizahan-toetra Ahy, ary nahitany ny
asako efa-polo taona.
10 Dia nalahelo aho taminy izany taranak'
izany, ka nanao hoe, Ireo mania mandra-
kariva amy ny fony; ary tsy nahalala ny
làlako izareo.
11 Dia nianiana tamy ny fahatezerako
aho, Tsy hiditra akory amy ny fitsaharako
izareo.")
12 Tandremo, ry rahalahy, fandroa hisy
eo aminareo *manana* fo ratsy, tsy mino, ka
miala amin' Andriamanitra mahavelona:
13 Fa mifananara isan' andro, raha atao
hoe, Anio; fandroa hisy eo aminareo ma-
nasarotry *ny fo* noho ny famitahany ny ota.
14 F' isikia efa manana any Kiraisity,
raha mihiazona mafy, hatramy ny farany,
ny fatokiana voalohany;
15 Raha atao hoe, "Anio, raha hihaino
ny feony hianareo, aza manasarotry ny fo-
nareo, tahaky ny amy ny fahasosorana."
16 Fa ny sasany nampahatezitra, rehefa
nandre izareo: kanefa tsy izay rehetra nen-
tiny Môse niala tany Ejipity.
17 F' iza no nampahatezitra Azy efa-polo
taona? tsy izay nanota va, ka lavo tany
an-efitra ny fatiny?
18 Ary iza no nianianany hoe fa tsy hidi-
tra amy ny fitsaharany izareo, afa tsy izay
tsy nino?
19 Ka dia hitantsikia fa tsy nahazo nidi-
tra izareo noho ny tsi-finoana.

## TOKO IV.

Ary aoky isikia hatahotra, fandroa, rehefa
navela teni-nomena hiditra amy ny fitsa-
harany, hisy eo aminareo toa tsy hahatratry
*izany.*
2 Fa tamintsikia kosa no torina ny fila-
zantsara, tahaky ny natao taminy ireny: fa
ny teny izay efa reny tsy nahasoa azy, sangy
tsy nihiaro finoana teo aminy izay nandre.
3 F' isikia izay nino, no miditra amy ny
fitsaharana, araky ny voa lazany hoe, "Toy
ny nianianananako tamy ny fahatezerako:
Tsy hiditra akory amy ny fitsaharako iza-
reo," kanefa vita ny asa hatramy ny na-
norenany izao tontolo izao.
4 F' Izy nilaza ny fahafitoan' andro eny
ho eny araky izao hoe, "Ary Andriamani-
tra nitsahatra tamy ny asany rehetra tamy
ny fahafitoan' andro."
5 Ary eto koa, "Tsy hiditra akory amy
ny fitsaharako izareo."
6 Ary dia mitoetra izany fa tsy maitsy mi-
ditr' eo ny sasany, ary tsy niditra izay nito-
riany ny filazantsara am-boalohany, noho
ny tsi-finoana:
7 (Indray, Izy mametr' andro anankiray,
ka mampilaza any Davidy hoe, "Anio," re-
hefa ela; araky ny voa laza hoe, "Anio,
raha hihaino ny feony hianareo, aza mana-
sarotry ny fonareo."
8 Fa raha nanome azy fitsaharana Iôsioa,
tsy mba nilaza andro hafa izy, rehefa afak'
izany.
9 Ary misy fitsaharana ho any ny olon'
Andriamanitra.
10 F' izay niditra tamy ny fitsaharany,
dia nitsahatra tamy ny asany kosa izy, ta-
haka Andriamanitra tamy ny Azy.)
11 Ary aoky isikia hazoto hiditra aminy
izany fitsaharan' izany, fandroa hisy olona
lavo araky izany fianarany ny tsi-finoan'
izany.
12 Fa mamelona, sy mahery, ny tenin'
Andriamanitra, ka maranidranitra noho ny
sabatra roa lela, ka manindrona hatramy ny
fisarahany ny aina sy ny fanahy, ary ny
tonony sy ny tsoka, ka mamantatry ny
fihieverana sy ny fisainany ny fo.
13 Ary tsy misy zava-miaina, izay tsy
miseho eo anatrehany; fa ny zava-drehetra
mihianjahanja sy mihiarihary eo imasony
Izay no anantsikia ny hatao aminy.
14 Ary, satria manana mpisorona lehibe
indrindra isikia, Izay lasa nankany an-da-
nitra, dia Iesio Zanak' Andriamanitra, aoky
isikia hihiazona mafy ny fanekentsikia.
15 F' isikia tsy manana mpisorona be

izay tsy mahay miara-miaritra amy ny falementsikia; fa nalaim-panahy tamy ny zava-drehetra tahaka *antsikia*, *kanefa* tsy nanan' ota Izy.
16 Ary aoky isikia hanatony ny lapampahasoavana amy ny fahasahiana, hahazoantsikia famindram-po, sy hahitantsikia fahasoavana hamonjy amy ny andro ilaintsikia.

## TOKO V.

Fa ny mpisorona be rehetra nangalana tamy ny olona, voa tendry ho any ny olona ny amy ny an' Andriamanitra, hanatitra zavatr' omena sy fanalamboady noho ny ota;
2 Izay mahay mamindra-fo amy ny tsy mahalala, sady mivili-làlana; f' Izy tena kosa no hodidininy falemena.
3 Ary satria izany, tokony hanala-voady noho ny ota izy, toy ny ho any ny olona dia ho an-tena kosa.
4 Ary tsy misy olona maka izany voninahitr' izany ho an-tena, f' izay antsoin' Andriamanitra tahaka any Arôna.
5 Dia toy izany kosa i Kiraisity tsy nankalaza-tena ho mpisorona be; f' Izay nanao taminy hoe, " Hianao no Zanako, anio no niterahako Anao."
6 Toy ny voa lazany teo amy ny fitoerana hafa koa, " Hianao mpisorona mandrakizay araky ny fanaony Melikisedeka."
7 Izy io tamy ny androny ny nofony, raha nanao fangatahana sy fifonana, ambany ny fitarainana mahery, sy ny ranomaso be, taminy Izay nahavonjy Azy tamy ny fahafatesana, dia re ka afaka tamy ny fatahorany;
8 Na dia Zanaka aza Izy, dia nianatra fanarahana taminy izay zavatra niaretany;
9 Ary rehefa natao tanteraka Izy, dia tonga mpanefa famonjena mandrakizay aminy izay rehetra manaraka azy Izy;
10 Nantsoin' Andriamanitra ho mpisorona be, araky ny fanaony Melikisedeka.
11 Izay anananay zava-maro hilazana, fa sarotr' ambara, fa lalodalovin-tsofina hianareo.
12 Fa noho ny haelany ny andro tokony ho mpampianatra hianareo, kanefa mila izay hampianatra anareo indray izay fotopianarany ny tenin' Andriamanitra; ary efa *manahaky* izay mila ronono, ka tsy hanina mahery, hianareo.
13 F' izay rehetra tsy mahay amy ny teniny ny fahamarinana no velominy ny ronono: fa zaza-bodo izy.
14 Fa ny hanina mahery ho any izay efa lehilahy, dia ho any izay efa zatra tamy ny fiasany ny sainy hahalala ny soa sy ny ratsy.

## TOKO VI.

Ary mamela ny fototry ny fianarana any Kiraisity, aoky isikia handroso ho amy ny fahatanterahana; ka tsy hanorin' indray ny fanorenany ny fibebahana amy ny asa mahafaty, ary ny finoana an' Andriamanitra,
2 (Fampianarany ny fanozana maro, sy ny fametrahan-tànana,) ary ny fananganany ny maty, ary ny fitsarana mandrakizay.
3 Ary izany no hataonay, raha avelan' Andriamanitra.
4 F' izay no hazavain' indrai-mandeha, dia nanandrany ny fanomezana avy tany an-danitra, ka nandray ny Fanahy Masina,
5 Ary efa nanandrany ny hatsarany ny tenin' Andriamanitra, sy ny heriny ny andro efa ho avy,
6 Ary efa nihiemotra, tsy azo havaozin' indray ho amy ny fibebahana; raha manombo ny Zanak' Andriamanitra indray amy ny hazo-fijaliana, ka manao *Azy* ho fahamenarana.
7 Fa ny tany izay mifoky ny ranonorana izay milatsaka aminy matetikia, ka maniry ahitra tsara ho any izay mamboatry izany, dia mandray ny fitahian' Andriamanitra:
8 F' izay maniry tsilo aman-tsongosongo, no ariana, ary akeky ny ozona, izany; ary ny farany no hodorana.
9 Fa, ry malala, izahay matoky zavatra tsaratsara kokoa aminareo, dia ny momba ny famonjena, na dia miteny izany aza izahay.
10 Fa Andriamanitra tsy mba tsi-marina hanadino ny ataonareo, sy ny asa fitiavana, izay nasehonareo noho ny anarany, raha nanompo ny olo-masina, sady manompo hiany, hianareo.
11 Ary maniry izahay hanehoanareo rehetra izany fahazotoan' izany hahazo ny fahatokiany ny fanantenana hatramy ny farany;
12 Mba tsy halaina hianareo, fa ho mpanaraky izay mandova, amy ny finoana sy faharetana, ny teni-nomena.

13 Fa raha nataon' Andriamanitra ny
teni-nomena taminy Abirahama, satria tsy
nisy lehibebe kokoa azo hianianany, dia
nianiana tamy ny tena Izy,
14 Ka nanao hoe, "Raha mitahy Aho,
dia hitahy anao tokoa, ary raha manamaro
Aho, dia hanamaro anao tokoa."
15 Ary izany, rehefa naharitra tsara, dia
nahazo ny teni-nomena izy.
16 Fa ny olona mianiana tokoa amy ny
lehibebe kokoa: ary ny fianianana atao hahamafy ny teny, hampitsahatry ny fifandirany rehetra.
17 Ary izany, raha tian' Andriamanitra
haneho bebe kokoa ny tsi-fiovany ny fisainany amy ny mpandova ny teni-nomena,
dia nataony mafy tamy ny fianianana
izany:
18 Ka dia zava-droa-loha tsy mety miova,
izay tsy ahaizan' Andriamanitra handaingia, no ahazoantsikia fifaliana be, izay nandositra hihiazony ny fanantenana napetraka
eo anoloantsikia.
19 Izay ananantsikia toy ny vatofantsiky
ny aina, sady mafy no tsy mihietsikia, dia
miditra ka tafoatry ny fisaronana;
20 Tany no nidirany ny mpialoha ho antsikia, dia Iesio, natao ho mpisorona be
mandrakizay araky ny fanaony Melikisedeka.

## TOKO VII.

Ary io Melikisedek' io, Mpanjaka any Salema, mpisorona be an' Andriamanitra avo
indrindra, izay nifanena taminy Abirahama, nony niverina rehefa namono ny mpanjaka maro izy, dia nisao-drano azy izy;
2 Izy nomeny Abirahama ny fahafolonkarena amy ny zava-drehetra; izany hoe
taloha, raha adikia, Mpanjaka fahamarinana, dia vao, Mpanjaka any Salema, izany
hoe, Mpanjaka fihiavanana;
3 Tsy manan-dray, tsy manan-dreny, tsy
manam-pihiaviana, na manam-boalohan' andro, na faram-piainana; fa natao tahaky ny
Zanak' Andriamanitra, mitoetra ho mpisorona mandrakariva.
4 Ary hevero ny halehibeny ilehio, izay
nomeny Abirahama razam-be ny fahafolony
ny babo.
5 Ary izay avy amy ny zanaky Levi
ka mandray ny fisoronana, no manan-didy
haka ny fahafolon-karena amy ny olona
araky ny lalàna, dia amy ny rahalahiny
izany, na dia teraky ny kibony Abirahama
aza izareo:
6 Fa ny fitetin-drazany tsy natao avy taminy, kanefa nandray ny fahafolon-karena
taminy Abirahama izy, ary nisao-drano
izay nanany ny teni-nomena.
7 Ary tsy misy fifandirana akory izany,
fa ny lehibe misao-drano ny kely.
8 Ary aty tokoa izay olona mety maty
mandray ny fahafolon-karena; fa any, izay
nambara fa velona izy.
9 Ary (toy ny azo ho lazaina hoe,) i Levi
kosa izay mandray ny fahafolon-karena,
dia nandoa ny fahafolon-karena teo aminy
Abirahama.
10 Fa mbola tany an-kibon-drainy izy,
raha nifanena taminy *Abirahama* i Melikisedeka.
11 Ary raha nanana fahatanterahana tokoa ny fisoronany Levy (f' izany no nahazoany ny olona ny lalàna,) nahoana no
mbola mila mpisorona hafa hiany hiseho
araky ny fanaony Melikisedeka, ka tsy
atao araky ny fanaony Arôna?
12 Fa raha novana ny fisoronana, dia tsy
maitsy hovana ny lalàna kosa.
13 F' Izay nilazany izany zavatr' izany,
dia avy tamy ny firenena hafa, izay tsy nanan' olo-manompo eo amy ny fivoadiana.
14 Fa hita marimarina, fa ny Tompontsikia avy taminy Ioda; izany firenen' izany
tsy nanambarany Môse ny fisoronana akory.
15 Ary dia hita marimarina kokoa indray: fa miseho ny mpisorona hafa araky
ny endriky Melikisedeka,
16 Izay natao tsy araky ny lalàny ny
didi-nofo, fa araky ny heriny ny fiainana
tsy manam-parany.
17 F' izy manambara hoe, "Fa Hianao ho mpisorona mandrakizay araky ny
fanaony Melikisedeka."
18 Fa misy fahafoanany ny didy nialoha,
noho ny halemeny sy ny tsi-havanony,
19 (Fa ny lalàna tsy nahatanteraka na
inona na inona;) ary fampidirany ny fanantenana tsaratsara kokoa; izay no anatonantsikia an' Andriamanitra.
20 Ary sangy tsy *natao ho mpisorona
Izy*, raha tsy tamy ny fianianana:
21 (F' ireny mpisoron' ireny tsy natao tamy ny fianianana, f' Itoy tamy ny fianianany Izay nilaza taminy hoe, "Iehôvah
nianiana, ka tsy hanenina, Hianao ho mpi-

sorona mandrakizay araky ny fanaony Melikisedeka:")
22 Dia toy izany no nanavana any Iesio
ho mpiantoky ny fanekena tsaratsara kokoa.
23 F' efa maro tokoa ireny mpisorona, satria tsy navelany ny fahafatesana haharitra izareo:
24 F' Izy io manana fisoronana tsy hifandimbasana, satria maharitra mandrakizay Izy.
25 Satria izany, dia mahavonjy Izy hatramy ny farany indrindra izay manatona an' Andriamanitra amy ny alalany, fa velona mandrakariva Izy hanao fifonana ho any ireny.
26 Fa mpisorona be toy izany no nahamendrikia antsikia, izay masina, tsy misy tsiny, tsy misy loto, misaraka amy ny mpanota, ka natao avoavo kokoa noho ny lanitra;
27 Izay tsy mila isan' andro tahaky ireny mpisorona be ireny, hanala-voady aloha noho ny otan-tena, dia vao noho ny any ny olona: f' izany no nataony indrai-mandeha, raha nanala-voadi-tena Izy.
28 Fa ny lalàna manao olona izay manana falemena ho mpisorona be; fa ny teny fianianana izay tato aoriana nisian-dalàna, *manao* ny Zanaka Izay no tanterahina mandrakizay.

## TOKO VIII.

Ary izany no antony izay zavatra voa laza, izahay manana mpisorona be toy izany, Izay efa mipetraka eo amy ny tànan' ankavanany ny lapany ny Lehibe any an-danitra;
2 Mpanompony ny fitoera-masina, sy ny trano-lay marina, izay naoriny ny Tompo, ary tsy olona.
3 Fa ny mpisorona be rehetra voa tendry hanati-javatra fanomezana sy fanalamboady: ka dia tsy maitsy manan-katerina kosa Izy io.
4 Fa raha tety ambony tany tokoa Izy, tsy mba ho mpisorona, fa misy ireo mpisorona izay manati-javatra fanomezana araky ny lalàna:
5 Ireo manompo amy ny endrikia sy ny aloky ny zavatra an-danitra, tahaky izay nananaran' Andriamanitra any Môse, rehefa hanao ny trano-lay izy: fa hoy Izy, "Tandremo, mba hataonao ny zava-drehetra araky ny ohatra izay naseho taminao teny an-tendrombohitra."
6 F' Izy ankehitriny efa mahazo fanompoana tsara lavitra, satria Izy no Mpanalalany ny fanekena tsaratsara kokoa, izay natao mafy tamy ny teni-nomena tsaratsara kokoa.
7 Fa raha tsy nanan-tsiny ny voalohany, tsy mba nisy fitoerana ho tadiavina ho any ny faharoa.
8 Fa raha nataony manan-tsiny ny olona, hoy Izy, "Indro, ho avy ny andro, hoy Iehôvah, f' Izaho hanao fanekena vaovao amy ny tranony Isiraely, sy ny tranony Ioda:
9 Tsy araky ny fanekena izay nataoko tamy ny razany, tamy ny andro izay nihiazonako ny tànany hitondra azy hivoaka amy ny tany Ejipity; satria tsy nitoetra tamy ny fanekeko izareo, ary Izaho tsy nitandrina azy, hoy Iehôvah.
10 F' izany no fanekena izay hataoko amy ny tranony Isiraely, rehefa afak' izany andro izany, hoy Iehôvah; dia hataoko antsainy ny lalàko, ary ho soratako eo ampony izany: ary Izaho ho Andriamaniny, ary izareo ho oloko:
11 Ary samy tsy hampianatry ny namany sy ny rahalahiny, na hanao hoe, Mahalalà any Iehôvah: fa samy hahalala Ahy avy izy rehetra hatramy ny kely indrindra, ka hatramy ny lehibe indrindra.
12 F' Izaho hamindra-fo amy ny tsi-fahamarinany, ary ny fahotany sy ny helony tsy ho tsarovako intsony."
13 Raha hoy Izy, "Vaovao," dia nataony ho efa ela ny voalohany. F' izay tratr' ela sy antitra, efa ho levona.

## TOKO IX.

Ary ny voalohany tokoa nanan-dalàny ny fivavahana, ary ny fitoera-masina, momba izao fiainan' izao.
2 Fa nisy trano-lay natao; ny voalohany, izay nisiany ny fitoeran-jiro sy ny latabatra, ary ny mofo aseho: izay atao hoe, ny fitoera-masina.
3 Ary manarakaraky ny fisaronana faharoa, dia ny trano-lay izay atao hoe, Ny fitoera-masin' indrindra;
4 Izay nanan-dovia volamena, ary ny fiarany ny fanekena, izay natao ankosotra volamena avokoa, ary ny vilany volamena izay itoerany ny mana, sy ny tehiny Arôna izay nitsimoka, ary ny latabatry ny fanekena;

5 Ary teo amboniny nisiany ny Keriobima
ambany ny voninahitra, izay nanaloky ny
fitoeram-panavotana; tsy tokony ho lazai-
nay avokoa izany ankehitriny.
6 Ary rehefa voa voatra toy izany ireo
zavatr' ireo, dia niditra mandrakariva ny
mpisorona teo an-trano-lay voalohany ha-
nefa ny fanompoana.
7 Fa ny mpisorona be hiany no *niditra* ta-
my ny faharoa, indrai-mandeha isan-taona,
mitondra ra izay nateriny noho ny an-tena,
sy ny fandisoany ny olona tsi-mahalala.
8 Ary ny Fanahy Masina nanambara izany
hoe, fa tsy mbola naseho ny làlana man-
kany amy ny fitoera-masin' *indrindra*, ra-
ha mbola nitoetra ny trano-lay voalo-
hany:
9 Fanoharan' izany taminy andro fahiny,
izay nanaterany ny zavatra atolotra sy ny
fanalamboady, izay tsy nahadio ny fieritre-
retany ny mpivavaka.
10 *Izay nitoetra* hiany tamy ny zavatra
ho hanina, sy zavatra ho sotroina, sy ny
fanozan-tsamihafa, ary ny fitandrema-nofo,
nasaina hatao mandra-pihiaviny ny andro
fanovana.
11 F' i Kiraisity tonga ho mpisorona be
amy ny zavatra tsara ho avy, tamy ny
trano-lay lehibebe kokoa sady marimarina
kokoa, tsy nataon-tànana, izany hoe, tsy
araky izao fanavan' izao;
12 Tsy mitondra ran' osy sy zanak' omby,
fa ran-tena, no nidirany indrai-mandeha ho
any amy ny fitoera-masina, rehefa nahazo
fanavotana mandrakizay Izy.
13 Fa raha ran' ombelahy sy osy, ary la-
venom-bantotr'omby, afafy amy ny tsi-
madio, no mahamasina hatramy ny faha-
diovany ny nofo:
14 Mainkia ny rany Kiraisity, Izay nana-
la-voadi-tena tsy manan-tsiny, ho an' An-
driamanitra, tamy ny alalany ny Fanahy
mandrakizay, hahadio ny fieritreretanareo
amy ny asa mahafaty, mba hanompo an'
Andriamanitra mahavelona.
15 Ary izany no nanavana Azy ho Mpa-
nalalany ny fanekena vaovao, mba haha-
zoany izay nantsoina ny lova mandrakizay
araky ny teni-nomena, rehefa niaritra faha-
fatesana Izy ho fanavotana amy ny faho-
tana izay natao tamy ny fanekena voalo-
hany.
16 Fa raha misy fanekena, dia tsy maitsy
maty ny fampanekena.
17 Fa mafy ny fanekena, rehefa tonga ny
fahafatesana: raha tsy izany, tsy mafy tsy
akory izany, raha mbola velona ny fampa-
nekena.
18 Satria izany, tsy no hasinina ny voa-
lohany raha tsy nisy ra.
19 Fa rehefa nambarany Môse ny didy
rehetra tamy ny olon-drehetra araky ny
lalàna, dia nalainy ny ran-janak' omby sy
osy, ambany ny rano, sy ny volon-ondry
jaky, sy ny hisopy, ka nafafiny tamy ny
boky, sy ny olon-drehetra,
20 Ka hoy izy, Itoy no rany ny fanekena
izay nandidian' Andriamanitra anareo.
21 Ary toy izany koa no nafafiny ny ra
tamy ny trano-lay, ary taminy izay mety
ho fanaky ny fivavahana.
22 Ary saiky no dioviny ny ra ny zava-
drehetra araky ny lalàna; fa raha tsy misy
ra alatsaka, tsy misy famelan-keloka.
23 Ary, tsy maitsy ho dioviny ireny ny
endriky ireo zavatra any an-danitra ireo,
fa ny zavatra any an-danitra tokoa *ho dio-
viny* ny fanalamboady tsaratsara kokoa
noho ireny.
24 F' i Kiraisity tsy niditra teo amy ny
fitoera-masina, izay nataon-tànana, izay en-
driky ny izy tokoa; fa ho any an-danitra
tokoa, mba hiseho eo anatrehan' Andriama-
nitra ankehitriny ho antsikia:
25 Ary tsy mba hanala-voadi-tena mateti-
kia, tahaky ny nidirany ny mpisorona be
teo amy ny fitoera-masina isan-taona mi-
tondra ny rany ny zavatra hafa;
26 Fa raha izany, tsy maitsy niaritra ma-
tetikia Izy hatrizay nanisiany izao tontolo
izao: fa ankehitriny Izy efa niseho indrai-
mandeha taminy izao andro farany izao,
mba hanesorany ny fanalamboadini-tena ny
heloka.
27 Ary tahaky ny nanendreny ny olona
ho maty indrai-mandeha, ary, rehefa izany,
dia vao ny fitsarana;
28 No nanalana any Kiraisity voady in-
drai-mandeha hitondra ny heloky ny maro;
ary hisehoany aminy izay miandry Azy amy
ny fotoana faharoa, tsy manan-keloka, ho
famonjena.

## TOKO X.

Fa ny lalàna izay manana aloky ny zava-
tsoa ho avy, *ka* tsy ny endriky izany zavatr'
izany, tsy mba mahatanteraky izay mankeo

tsy akory, aminy izay fanalamboady ateriny
ireny mandrakariva isan-taona.
2 Raha izany, tsy nitsahatra va ny hanaterany
ireny? fa raha no diovin' indraimandeha
ny mpivavaka, tsy mba manany
ny fieritreretany ny ota intsony izareo.
3 Fa aminy izany *fanalamboady* izany
*nisy* fahatsiarovany ny ota hiany isan-taona.
4 Fa tsy mahesotry ny ota ny ran' ombelahy
sy osy tsy akory.
5 Ary, raha tonga aminy izao fiainan'
izao Izy, dia hoy Izy, "Fanalamboady sy
fanatitra tsy mba nalainao, fa tena no
namboarinao ho Ahy:
6 Ny fanatitra hodorana sy *ny fanalamboady*
noho ny ota no tsy sitrakao.
7 Dia hoy Izaho, Indro, avy Aho (araky
ny taratasiny ny boky nanoratana Ahy,) hanao
ny sitra-ponao, Andriamanitr' ô."
8 Ilehy teny no lazainy teo, "Fanalamboady,
sy fanatitra, sy ireo fanatitra hodorana,
ary *ny fanalamboady* noho ny ota,"
izay aterina araky ny lalàna, "no tsy tianao,
ka tsy sitrakao;"
9 Dia hoy Izy, "Indro, avy Aho hanao
ny sitra-ponao, Andriamanitr' ô;" dia manesotry
ny voalohany Izy, hampitoerany
ny faharoa.
10 Araky izany sitra-po izany no nahamasinany
ny fanalany Iesio Kiraisity voady
ny tenany indrai-mandeha antsikia.
11 Ary ny mpisorona rehetra mitoetra
isan' andro hanompo sy hanatitry izany fanalamboady
izany matetikia, izay tsy mahesotry
ny ota tsy akory.
12 F' Izy io, rehefa nanatitra fanalamboady
iray mandrakizay noho ny ota, dia
nipetraka teo amy ny tànan' ankavanan'
Andriamanitra;
13 Hatrizany dia miandry mandra-pahanavany
ny fahavalony ho fandiavany ny
tongony.
14 Fa ny fanalamboady iray no nahatanterahany
mandrakizay izay no ahamasinina.
15 Ny Fanahy Masina koa mba manambara
amintsikia: fa rehefa voa lazany fahiny
hoe,
16 "Izany no fanekena izay hataoko aminy,
rehefa afak' izany andro izany, hoy Iehôvah,
dia hasiako am-pony ny lalàko, ka ho
soratako an-tsainy izany";
17 Dia *hoy Izy*, "Ny fahotany sy ny helony
tsy mba ho tsarovako intsony."
18 F' izay isiany ny famelan-keloky ireny,
dia tsy misy fanalamboady noho ny ota
intsony.
19 Ary, ry rahalahy, satria manana fahasahiana
hiditra any amy ny fitoera-masin'
indrindra noho ny rany Iesio isikia,
20 Làlam-baovao sady mahavelona, no
nanokanany ny fisaronana izany hoe, ny nofony,
ho antsikia;
21 *Ka manana* mpisorona be hitandriny
ny tranon' Andriamanitra;
22 Aoky isikia hanatona amy ny fo marina,
manany ny fatokiana be avy amy ny
finoana, ary ny fontsikia no diovina tamy
ny fieritreretan-dratsy, ary ny tenantsikia
no sasana tamy ny rano madio;
23 Aoky isikia hihiazona mafy ny fanekeny
ny fanantenana amy ny tsi-fiovana;
(fa mahatoky Izay efa nanome teny;)
24 Ary aoky isikia hifampihievitra hampandroso
ny fitiavana sy ny asa tsara:
25 Tsy mahafoy ny fiangonantsikia tahaky
ny fanaony ny sasany; fa mifananatra:
ary mainkia, satria hitanareo fa manatona
ny andro.
26 Fa raha minia manota isikia rehefa nahazo
ny fahalalany ny teny marina, tsy
misy fanalamboady noho ny ota intsony,
27 F' izay fiandrasana mahatahotra amy
ny fitsarana, ary fahatezerana mirehitra,
izay handany ny fahavalo rehetra.
28 Izay nanamavo ny lalàny Môse, dia
maty tamy ny vavolombelona roa, sa telo,
ka tsy nisy famindram-po:
29 Manao ahoana no hamafiny ny fampijaliana
no heverinareo tokony hanavany izay
nanitsaky ny Zanak' Andriamanitra, ary
nanao ny rany ny fanekena, izay nahamasinana
azy, ho zava-tsi-masina, ary nanompa
ny Fanahiny ny fahasoavana?
30 F' isikia mahalala Izay nanao hoe,
"Ahy ny famaliana, Izaho hamaly," hoy
Iehôvah. Ary koa, "Iehôvah hitsara ny
olony."
31 Zava-mahatahotra izany, lavo eo antànan'
Andriamanitra mahavelona.
32 Fa tsarovy ny andro fahiny, izay naharetanareo
ny fanoherena mafy am-pahoriana,
rehefa no hazavaina hianareo;
33 Indraindray, raha natao ho fitsonjovana
hianareo noho ny fanaratsiana sy ny
fahoriana; ary indraindray, raha tonga namany
izay nanavany izany hianareo.
34 Fa hianareo niantra ahy teo amy ny
fifatorako, ary nandefitra ho baboina ny

fananananareo tamy ny fifaliana, fa fantatra-
reo fa manana fananana tsaratsara kokoa,
sady maharitraritra kokoa, any an-danitra,
hianareo.
35 Ary, aza manary ny fatokianareo,
izay manam-bali-tamby lehibe.
36 Fa hianareo mila faharetana, ka re-
hefa nataonareo ny sitra-pon' Andriamani-
tra, dia hahazo ny teni-nomena hianareo.
37 Fa "rehefa afaka kelikely, dia ho
tonga izay ho avy, ka tsy hitaredretra."
38 Ary "ny marina ho velony ny finoa-
na:" ary, "raha mihiemotra, dia tsy tia Azy
ny fanahiko."
39 F' isikia tsy mba namany izay mihie-
motra ho amy ny fahaverezana; fa na-
many izay mino ho amy ny famonjeny ny
fanahy.

## TOKO XI.

Ary ny finoana no toky ny zavatra ante-
naina, fanehoany ny zava-tsi-hita.
2 F' izany no nankalazany ny loholona.
3 Finoana no ahafantarantsikia ny nani-
siany ny tenin' Andriamanitra any izao
tontolo izao, ka dia tsy izay zavatra miseho
nanavany izay zavatra hita.
4 Finoana no nanaterany Abela ho an'
Andriamanitra fanalamboady tsara lavitra
noho ny any Kaina, k' izany no nanamba-
rana azy fa marina izy, satria nambaran'
Andriamanitra fa nankasitraky izay zava-
tra nateriny Izy; ary mbola miteny hiany
aminy izany izy, na dia maty aza.
5 Finoana no namindrana any Enôka,
tsy hahitany fahafatesana; "ary dia tsy
hita izy, satria nafindran' Andriamani-
tra;" fa taloha ny namindrana azy, no
nilazana azy hoe, fa nanao ny sitra-pon'
Andriamanitra izy.
6 Fa raha tsy misy finoana tsy misy ha-
hefany ny sitra-pony: f' izay manatona an'
Andriamanitra tsy maitsy mino fa misy
Izy, ary f' Izy mpamaly soa izay mazoto
mitady Azy.
7 Finoana no namboarany Nôa sambo-
fiara, hamonjeny ny ankohonany, rehefa
nambaran' Andriamanitra azy zavatra tsy
mbola hita, ka natahotra izy: k' izany no
namelohany izao tontolo izao, sy nahaton-
gavana azy mpandova ny fahamarinana
izay avy amy ny finoana.
8 Finoana no nanekeny Abirahama, re-
hefa nantsoina, hivoaka hankany amy ny
tany izay efa ho raisiny rahatrizay ho lova,
dia nivoaka izy, ka tsy nahalala izay hale-
hany:
9 Finoana no nivahiniany teo amy ny tany
izay nambara homena *azy*, toy ny eo amy
ny tanim-bahiny, mitoetra eo amy ny trano-
lay ambany Isaka sy Iakôba mpiara-man-
dova izany teni-nomen' izany:
10 F' izy nanantena hahazo tanàna izay ma-
nam-panorenana, Andriamanitra no mpan-
drafitra sy mpanao izany.
11 Finoana no nandraisany Sara kosa
hery hanan' anaka, ka velon-jaza izy, re-
hefa nihoatra ny fitsaha-jaza, satria na-
taony fa mahatoky Izay efa nanome ny
teny.
12 Ary dia avy tamy ny anankiray, ary
izy toy ny maty, dia maro toy ny kintana
amy ny lanitra, ary *be* toy ny fasikia eo
amoron-dranomasina izay tsi-hita-isa.
13 Ireo rehetr' ireo maty manam-pinoana,
fa tsy mbola nahazo izay zavatra kasaina
homena, fa nahita ireny eny lavitr' eny,
dia nino, ka nandray *ny teni-nomena*, dia
naneky fa vahiny sy mpivahiny teo ambony
ny tany izareo.
14 F' izay milaza izany zavatr' izany,
maneho marimarina fa mitady tany izareo.
15 Ary izany tokoa, raha tàhiny nahatsi-
aro ny tany izay nialany izareo, dia nahita
andro izay hiverenany izareo.
16 Fa ankehitriny ny tsara lavitra no
iriny, izany hoe, ny any an-danitra: satria
izany, Andriamanitra tsy menatra han-
tsoina Andriamaniny: f' Izy efa namboa-
tra tanàna ho azy.
17 Finoana no nanalany Abirahama voa-
dy any Isaka, raha nizahan-toetra izy:
ary izay efa nandray ny teni-nomena no
nanala-voady ny zanani-lahi-tokana,
18 Izay nilazana hoe, "Eo aminy Isaka
no hantsoina ny zanakao:"
19 Fa nisaina izy fa Andriamanitra na-
hatsangana azy na dia tamy ny maty aza;
ary avy teo no nandraisany azy tamy ny
fanoharana.
20 Finoana no nitsofany Isaka rano any
Iakôba sy Esao ny amy ny zavatra ho avy.
21 Finoana no nitsofany Iakôba rano ny
zanaky Iôsefa roa lahy, rehefa ho faty izy;
sy nivavahany, raha nanatony ny lohany
ny tehiny izy.
22 Finoana no nilazany Iôsefa ny fialany

ny zanaky Isiraely, rehefa ho faty izy; sy
nanafarany ny amy ny taolany.
23 Finoana no nanafenany ny ray amandreny any Môse telo volana, raha teraka
izy; satria hitany fa zaza tsara-tarehy izy;
ary tsy natahorany ny didiny ny mpanjaka.
24 Finoana no nandavany Môse hantsoina
zanaky ny zanaka-vaviny Faraô, rehefa lehibe izy;
25 Mifidy mantsy hiara-hiaritra fahoriana amy ny olon' Andriamanitra, toy izay
hanany ny fifaliam-betivety amy ny fahotana;
26 Mihievitry ny fanaratsiana noho ny any
Kiraisity harena be lavitra noho ny fananany
Ejipity: fa nijery ny vali-tamby izy.
27 Finoana no nandaovany any Ejipity,
ary tsy natahorany ny fahatezerany ny
mpanjaka: fa naharitra toy ny mahita Izay
tsi-hita izy.
28 Finoana no nitandremany ny pasaka,
sy ny famafazany ny ra, fandroa hahazo ny
azy izay namono ny lahi-matoa.
29 Finoana no nitany *ny razantsikia* ny
Ranomasina mena toy ny tany maina: izay
nandramany ny olon-Ejipity, ka dia maty
teo anaty rano izareo.
30 Finoana no nandravany ny màndany
Ierikô, rehefa no hodidinina izany hafitoan'
andro.
31 Finoana no tsy namonoana an-DRahaba janga, niaraka tamy ny tsy nino, rehefa nandray ny mpisafo-tany tamy ny
fihiavanana izy.
32 Ary inona koa no ho lazaiko? fa ho
lany ny andro raha milaza any Gideôna, sy
Baraka, sy Samisôna, ary Iepita, aho; i Davidy koa, sy Samioela, ary ny mpaminany:
33 Ary izareo noho ny finoana nandresy
fanjakana maro, niasa ny fahamarinana,
nahazo ny teni-nomena, nanombony ny vavan-diôna,
34 Namono ny fidedadedan' afo, afaka
tamy ny lelan-tsabatra, raha nalemy dia natanjaka, nahery tamy ny ady, dia nampandositry ny miaramilany ny vahiny.
35 Ny vehivavy nandray ny azy maty
natsangana ho velon' indray: ary ny sasany natao ho fadiranovana, ka tsy nandray famonjena; mba hahazoany ny fananganana tsaratsara kokoa:
36 Ary ny sasany niaritra fanesoana sy
kapoka, ary gadra sy trano-maizina koa:
37 No toraham-vato izareo, no tsofana,
nalaim-panahy, no vonoin-tsabatra; dia
nirenireny, mitafy hoditr' ondry *sy* hoditr'
osy; efa lao, ory, fadiranovana, izareo;
38 (Izay tsy niendrehany izao tontolo
izao:) dia nirenireny tany an-efitra, ary
tany an-tendrombohitra, ary tany an-johy
sy an-dava-tany, izareo.
39 Ary ireo rehetr' ireo efa nankalazana
noho ny finoana, kanefa tsy nandray ny
teni-nomena izareo:
40 Fa Andriamanitra efa namboatry izay
tsara lavitra ho antsikia, mba tsy hatao ho
tanteraka izareo, raha tsy eo isikia kosa.

## TOKO XII.

Ary, sangy manan-drahom-bavolombelona
be toy izany isikia manodidina antsikia,
aoky isikia hanary ny mavesatra rehetra,
sy ny ota izay malaky mahazo *antsikia*,
ary aoky isikia hihiazakazaka amy ny faharetana ny fihiazakazahana napetraka teo
anoloantsikia,
2 Mijery any Iesio, Tompo sy Mpanefa
ny finoantsikia; f' Izy, noho ny fifaliana
izay napetraka teo anoloany, dia naharitry
ny hazo-fijaliana, dia tsy nahatsiaro henatra, k' efa mipetraka eo amy ny ankavanany ny lapan' Andriamanitra.
3 Fa hevero tsara Izay naharitry ireo
mpanota izay nanohitra Azy toy izany,
fandroa ho ketraka hianareo, ka ho reraka
ny sainareo.
4 Hianareo tsy mbola nanohitra hatramy
ny ra, miady amy ny ota.
5 Ary hianareo efa nanadino ny fananarana izay milaza aminareo toy ny amy ny
zanaka hoe, "Zanako, aza manary ny
anatry Iehôvah, na reraka raha anariny
hianao:
6 F' izay tiany Iehôvah no anariny, ary
izay zanaka rehetra raisiny no kapohiny."
7 Raha maharitry ny fananarana hianareo, dia mitondra anareo, tahaky ny zanaka, Andriamanitra; fa aiza ny zanaka izay
tsy no anarin-drainy?
8 Fa raha tsy voa anatra hianareo tahaky
ny anavana azy rehetra, dia zaza-sary hianareo, fa tsy zanaka.
9 Ary koa, isikia efa nanan-drai-nofontsikia, hananatra *antsikia*, ka dia nanaja
*azy* isikia: tsy mainkia va hanekentsikia
ny Rainy ny fanahy rehetra, ka ho velona?

10 F' izareo nananatra *antsikia* tokoa
tamy ny andro vitsy araky ny sitra-pony;
f' Izy, mba hahasoa *antsikia* handraisan-
tsikia ny fahamasinany.
11 Fa ny fananaran-drehetra ankehitriny
izao, tsy atao mahafaly, fa mampahory:
fa rehefa afak' izany, dia mitondra ny vo-
katry ny fahamarinana ihiavanana izany,
ho any izay anavany izany.
12 Koa atanjaho ny tànana miraviravy,
sy ny lohalikia malemy;
13 Ary ahitsio izay alehany ny tongo-
trareo, mba tsy hamiliany ny mandringia;
fa aleo ho sitranina izy.
14 Manaraha fihiavanana amy ny olon-
drehetra, ary fahamasinana, raha tsy misy
izany, tsy misy olona hahita ny Tompo:
15 Ary tandremo tsara, fandroa hisy olona
diso ny fahasoavan' Andriamanitra; fandroa
hisy fakana mangidy miposaka hampahory
*anareo*, ka handoto ny maro izany:
16 Fandroa hisy mpanintaka, sa olon-dra-
tsi-fanahy tahaka any Esao, izay nivaro-
try ny fizokiany hahazo hanina indraim-
bava.
17 Fa fantatrareo fa no lavina izy, rehefa
afak' izany, raha tia handova ny fitahiana
izy: fa tsy nahita fanovan-tsaina izy, na
dia nitady izany fatratra tamy ny ranomaso
be izy.
18 Fa hianareo tsy tonga tany an-ten-
drombohitra izay azo ho tsapaina, sady
mirehitr' afo, tany amy ny mainty, sy ny
aizina, sy ny tafio-drivotra,
19 Sy ny fanenon-trompetra, sy ny fanono-
nan-teny maro; k' izay nandre izany dia
nangataka mba tsy hasian-teny intsony
izareo.
20 (Fa tsy nahalefitry izay nandidiana
izareo, "Ary raha ny biby aza no man-
kany an-tendrombohitra, dia ho toraham-
bato, sa ho lefonina, izany."
21 Ary loza indrindra ny fahitana, ka
hoy Môse, Matahotra, ka mangovitr' in-
drindra, aho:)
22 Fa hianareo tonga tany an-tendrom-
boitra Siôna, sy tany an-tanàn' Andria-
hmanitra mahavelona, izany no Ieriosa-
lema any an-danitra, ary tamy ny anjely
tsy omby alin' alina,
23 Tamy ny fivoriany ny maro be, sy ny
fiangonany ny lahi-matoa izay voa soratra
any an-danitra, ary tamin' Andriamanitra
Mpitsara ny olon-drehetra, ary tamy ny
fanahiny ny olo-marina izay efa natao
tanteraka,
24 Ary taminy Iesio mpanalalany ny
fanekena vaovao, ary tamy ny ra famafa-
zana, izay miteny zavatra tsara lavitra noho
ny any Abela.
25 Tandremo mba tsy ho lavinareo Izay
miteny. Fa raha tsy nahalositra izay nandà
ny mpiteny tambony ny tany, mainkia
isikia, raha mandà ny avy any an-danitra:
26 Ny feony dia nampihiorohoro ny tany
fahiny; fa ankehitriny Izy efa nanome
teny, ka nanao hoe, Indrai-maka koa tsy
ny tany hiany no ampihiorohoroiko, fa ny
lanitra koa.
27 Ary izany teny izany, Indrai-maka
koa, manambara ny famindrany izay zava-
tra ahampihiorohoroina, toy ny zavatra na-
tao, mba hitoerany izay zavatra tsy aham-
pihiorohoroina.
28 Ary, sangy mandray fanjakana izay
tsy ahampihiorohoroina isikia, aoky isikia
hihiazona mafy ny fahasoavana izay han-
kasitrahantsikia an' Andriamanitra, raha
manompo Azy amy ny fanajana sy ny fa-
tahorana isikia:
29 Fa Andriamanitsikia, dia afo man-
devona.

## TOKO XIII.

Aoka haharitra ny fitiavany ny mpiraha-
lahy.
2 Aza manadino ny fampiandranoam-ba-
hiny; fa aminy izany, dia nampiandrano
anjely ny sasany, ka tsy fantany.
3 Tsarovy izay mifatotra, toy ny miara-
mifatotra aminy hianareo; *ary* izay ory,
satria eo amy ny tena hianareo kosa.
4 Malaza amy ny olon-drehetra ny fa-
nambadiana, sy ny fandriana tsy voa loto:
fa ny mpanao-filan-dratsy sy ny mpanin-
taka ho tsarain' Andriamanitra.
5 Aoky tsy ho amy ny fahihirana ny
fitondran-tenanareo; ka mianìna aminy
izay zavatra anananareo: fa hoy Izy,
"Izaho tsy handao anao, na hahafoy anao
mandrakizay."
6 Ka dia sahy manao hoe isikia, "Iehô-
vah no Mpamonjy ahy, ary izaho tsy ha-
tahotry izay hataon' olona amiko."
7 Tsarovy ny manapaka anareo, izay efa
nitory ny tenin' Andriamanitra taminareo:
manaraha ny finoany, mihievitry ny farany
ny fitondran-tenany.

8 Iesio Kiraisity tsy miova, omaly, sy
anio, ary mandrakizay.
9 Aza mety ho entina ho amy ny fampia-
naran-tsamihafa tsi-izy hianareo. Fa zava-
tsara raha mampitoetry ny fo ny fahasoa-
vana; tsy ny hanina, izay tsy mahasoa izay
mahavatry izany.
10 Isikia manana fivoadiana, izay tsy
ananany ny mpanompo ny trano-lay fahe-
fana hihinana.
11 Fa, raha tàhiny ny rany ny biby no
nentiny ny mpisorona be ho any amy ny
fitoera-masina *ho fanatitra* noho ny ota,
dia nodorana ny fatiny teo ivelany ny toby.
12 Ary Iesio kosa dia niaritra teo ive-
lany ny vavahady, hahamasinany ny rany,
ny olona.
13 Ary aoky isikia hankeo aminy, eo ivela-
ny ny toby, mitondra ny fanaratsiana Azy.
14 Fa ety isikia tsy manana tanàna ma-
haritra, fa mitady ny ho avy.
15 Ary aoky isikia hanatitry ny fanalam-
boadi-fiderana amy ny alalany, ho an' An-
driamanitra, mandrakariva, izany hoe, ny
vokatry ny molotra, misaotry ny anarany.
16 Fa aza manadino hanao soa sy hian-
tra: fa ny fanalamboady toy izany no
sitrak' Andriamanitra.
17 Manaraha, ka maneke izay mana-
paka anareo: f' izareo miambiny ny fana-
hinareo toy izay tsy maitsy hilaza ny na-
taony, mba hanavany izany amy ny fifa-
liana, ka tsy amy ny falahelovana: fa tsy
hahasoa anareo izany.
18 Mangataha ho anay: f' izahay mato-
ky fa manana fieritreretana tsara izahay,
ka tehitondra-tena tsara eo amy ny zava-
drehetra izahay.
19 Fa mainkia mangataka *aminareo* ha-
nao izany aho, mba hampodina faingiam-
paingiana kokoa ho aminareo.
20 Ary Andriamanitry ny fihiavanana
anie, Izay nitondra hiala amy ny maty
any Iesio Tompontsikia Mpiandry lehibe,
amy ny alalany ny rany ny fanekena man-
drakizay,
21 Hahatanteraka anareo anie amy ny
asa tsara rehetra hanao ny sitra-pony, ka
hiasa eo anatinareo anie izay ankasitra-
hana eo imasony amy ny alalany Iesio Ki-
raisity; ho Azy anie ny voninahitra man-
drakizay mandrakizay. Amena.
22 Ary mangataka aminareo aho, ry ra-
halahy, mahareta ny teny fananarana:
f' efa nanoratra fohifohy ho aminareo aho.
23 Fantaro fa afaka i Timoteo rahalahy;
raha tàhiny handeha faingiana izy, dia hia-
raka aminy hamangy anareo aho.
24 Manava veloma aminy izay rehetra
manapaka anareo, sy ny olo-masin-drehe-
tra. Izay any Italy manao veloma ami-
nareo.
25 Ho anareo rehetra anie ny fahasoa-
vana. Amena.

---

NY EPISITOLY

NO SORATANY

# IAKÔBO APOSITOLY ANY NY OLON-DREHETRA.

## TOKO I.

IAKÔBO, mpanompo an' Andriamanitra sy Iesio Kiraisity Tompo, manao veloma amy ny firenena roa amby ny folo izay efa miely.
2 Ry rahalahiko, atavy ho fifalian' indrin-
dra, raha lavo amy ny fakam-panahy sami-
hafa hianareo;
3 Fa fantatrareo fa ny fizahan-toetry ny
finoanareo miasa faharetana.
4 Fa aoka ho tanteraka ny asany ny fa-
haretana, mba ho tanteraka, ka tsy ha-
nan-tsiny, tsy diso na inona na inona, hia-
nareo.
5 Ary raha misy eo aminareo mila fahen-
drena, aoky izy hangataka amin' Andria-
manitra, Izay manome malalaka ho any ny

olon-drehetra, ka tsy mandatsa; dia homena
azy izany.
6 Fa aoky izy hangataka amy ny finoana,
tsy miahanahana: f' izay miahanahana,
dia toy ny alon-dranomasina entiny ny ri-
votra, ka atopatopana.
7 Fa aza avela izany olon' izany hihievi-
tra fa handray zavatra na kely akory amy
ny Tompo izy.
8 Ny olo-miroa-saina, dia miovaova amy
ny alehany rehetra.
9 Ary aoky ny rahalahy izay ambany
hifaly eo amy ny fisandratany;
10 Fa ny manan-karena, eo amy ny fie-
treny: satria ho levona tahaky ny voniny
ny ahitra izy.
11 Fa raha vao mipoaka ny masoan-
dro amy ny hainandro mahamay, dia ma-
lazo ny ahitra, dia latsaka ny voniny, ka
simba ny hatsara-tarehiny: dia halazo toy
izany kosa ny manan-karena amy ny ale-
hany.
12 Finaritra ny olona izay maharitra fa-
kam-panahy: fa raha voa zaha-toetra izy,
dia handray ny satro-boninahitra fiaina-
na, izay no lazainy ny Tompo homena
izay tia Azy.
13 Aza avela hisy hanao hoe, raha alaim-
panahy izy, Alain' Andriamanitra fanahy
aho: fa tsy misy ratsy mahazo maka-fa-
nahy an' Andriamanitra, ary Izy tsy mba
maka-fanahy olona:
14 Fa samy alaim-panahy ny olon-dre-
hetra, raha tarihina, ka taominy ny filany
izy.
15 Ary ny filana, rehefa torontoronina,
dia miteraka ota: ary ny ota, raha tante-
raka, dia mietraka fahafatesana.
16 Aza mba ho diso hianareo, ry rahala-
hy malalako.
17 Ny zava-tsoa nomena rehetra, sy ny
zava-tanteraka nomena rehetra, avy any
ambony, ka midina avy amy ny Rainy ny
mazava rehetra, Izay tsy manam-pihielohe-
loana, na aloka mihielihely aza.
18 Ny sitra-pony no niterahany antsikia
tamy ny teny marina, mba ho santatry ny
zava-miaina isikia.
19 Satria izany, ry rahalahy malalako,
aoky ny olon-drehetra halady hihaino, ha-
laina hiteny, halaina ho tezitra:
20 Fa tsy mampandroso ny fahamarinan'
Andriamanitra ny fahatezerany ny olona.
21 Ary, ario ny falotoan-drehetra, sy ny
fitomboany ny lolom-po, ka raiso amy ny
falemem-panahy ny teny atsofoka izay
mahavonjy ny fanahinareo.
22 Fa mankatoava ny teny, fa aza mi-
haino hiany hamitahanareo-tena.
23 Fa raha misy mpihaino ny teny, fa
tsy mpankato, dia toy ny olona mizaha ny
tavan-tena eo amy ny fitaratra izy:
24 F' izy mizaha-tena, dia lasa, ka hadi-
nony vetivety fa olona nanao ahoana izy.
25 F' izay mandiniky ny hamariny ny
lalàna fanafahana, ka maharitra, raha tsy
mpihaino manadino izy, fa mpanao ny asa,
dia ho finaritra amy ny asany izy.
26 Raha misy olona eo aminareo manao-
tena ho mpivavaka, ka tsy mamehy ny
vavany, fa mamitaky ny fony, dia zava-
poana ny fivavahany izy iny.
27 Izany no fivavaa han madio, ka tsi-
maloto eo anatrehan' Andriamanitra Ray,
Mamangy ny kamboty sy ny mpitondra-
tena eo amy ny fahoriany, *ary* miaro-tena
tsy hanan-tsiny eo aminy izao tontolo
izao.

## TOKO II.

Ry rahalahiko, aza manany ny finoana
any Iesio Kiraisity Tompontsikia, be vo-
ninahitra, amy ny fizahan-tavan' olona.
2 Fa raha misy olona miditra eo amy ny
fiangonanareo, manana fera volamena amy
ny rantsan-tànany, *sady* mitafy akanjo tsara,
ary raha miditra kosa olona malahelo mi-
tafy akanjo ratsy;
3 Ary mijery izay mitafy akanjo tsara
hianareo, ka manao aminy hoe, Mipetraha
ato amy ny fitoerana tsara hianao; ary
manao amy ny malahelo hoe, Mitoera etsy
hianao, sa, Mipetraha ety amy ny fandia-
van-tongotro:
4 Tsy mba miangatra va hianareo aminy
izany, k' efa ho mpitsara, mpanao hevi-
dratsy, hianareo?
5 Mihainoa, ry rahalahy malalako, Tsy
voa fidin' Andriamanitra ny malahelo eo
aminy izao tontolo izao va ho mpanan-ka-
rena amy ny finoana, ka ho mpandova ny
fanjakana, izay no lazainy homena izay
tia Azy?
6 Fa hianareo efa nanevateva ny mala-
helo. Tsy mampahory anareo va ny ma-
nan-karena, ka mitondra anareo ho amy
ny fitsarana?

7 Tsy manompa ny anarana tsara izay
niantsoana anareo v' izareo?
8 Raha mankato ny didy lehibe hianareo
araky ny Soratra *Masina* hoe, "Tiava ny
namanao tahaky ny tenanao," dia manao
tsara hianareo:
9 Fa raha mizaha-tavan' olona hianareo,
dia manota hianareo, ka voa heloky ny
lalàna toy ny mpanota.
10 F' izay rehetra hitandriny ny lalàn-
drehetra, ka ho diso amy ny zava-drai-loha,
dia meloka amy ny *didy* rehetra izy.
11 F' Izay manao hoe, "Aza manin-
taka," no manao hoe koa, "Aza mamono
olona." Fa raha tàhiny tsy manintaka hia-
nao, kanefa mamono olona hiany, dia mpa-
nota ny lalàna hianao.
12 Lazao izany, ary atavy izany, toy izay
ho tsarainy ny lalàna fahafahana hianareo.
13 Fa ho tsaraina izy, ka tsy hisy famin-
dram-po, izay tsy namindra-fo; ary famin-
dram-po mifaly, mandresy fitsarana.
14 Mahasoa inona v' izany, ry rahala-
hiko, na dia hoy ny olona fa manam-pinoa-
na izy, ka tsy manana asa? ny finoana
mahavonjy azy va?
15 Ary raha misy rahalahy, sa anabavy,
tsy mitafy, ka tsy manan-ko-hanina isan'
andro,
16 Ary raha misy olona eo aminareo,
manao aminy hoe, Mandehana soa aman-
tsara, mamindroa, ka mivokisa; kanefa
tsy omenareo azy izay ilainy ny tenany,
mahasoa inona v' izany?
17 Dia toy izany ny finoana, raha tsy
manana asa, dia maty, raha mitokana izany.
18 Angamba, hoy ny olona, Hianao ma-
nam-pinoana, ary izaho manana asa:
asehoy amiko ny finoanao amy ny asanao,
ary izaho haneho anao ny finoako amy ny
asako.
19 Hianao mino f' iray hiany no Andria-
manitra; dia manao tsara hianao: ny de-
voly mino kosa, ka mangovitra.
20 Ary tianao ho fantatrao va, ry olom-
poana, fa maty ny finoana tsy manana
asa?
21 Tsy voa hitsiny ny asa v' i Abira-
hama raintsikia, nony nanatitra any Isaka
zanany teo ambony ny fivoadiana izy?
22 Hitanao va ny fiàsany ny finoana
amy ny asany, ary, fa ny asa no nahatan-
teraky ny finoana?
23 Ary tanteraka ny Soratra *Masina*,
izay manao hoe, "I Abirahama nino an'
Andriamanitra, ka natao ho fahamarinany
izany;" ary izy natao hoe, sakaizan' An-
driamanitra.
24 Dia hitanareo fa voa hitsiny ny asa
ny olona, fa tsy finoana hiany.
25 Ary toy izany hiany, tsy voa hitsiny
ny asa v' i Rahaba mpijangajanga, nony
nandray ireny irak' ireny, ka nampandeha
*azy* tamy ny làlan-kafa, izy?
26 Fa toy ny fahafatesany ny tena tsy
manam-panahy, no fahafatesany ny finoana
tsy manana asa.

## TOKO III.

Ry rahalahiko, aza maro mpampianatra,
mahafantatra, fa handray fahamelohana le-
hibebe kokoa isikia.
2 Fa manota amy ny zava-maro isikia
rehetra. Raha misy olona tsy manota
amy ny teny, dia efa marin' izany olon'
izany, ka mahafehy ny tena rehetra izy.
3 Indro, asiantsikia am-bavan-tsoavaly
fehim-bava, mba hanarahany antsikia, ary
mahodiny ny tenany rehetra isikia.
4 Indro ny sambo kosa, na dia lehibe aza
ireny, ka entiny ny rivotra mahery, ka-
nefa ahodiny ny familian-kely indrindra ho
aminy izay tiany ny fony ny mpitondra.
5 Dia toy izany ny lela kosa, na dia ran-
tsana kely aza izany, kanefa mirehareha
zava-dehibe. Indro, ny hahalehibeny ny
antontan-kazo arehitry ny afo kely!
6 Ary afo ny lela, be heloka toraky izao
tontolo izao: toy izany ny lela eo amy ny
momba ny tenantsikia, izay mandoto ny
tena rehetra, ka mampirehitry izao tontolo
izao amy ny alehany; dia arehitry ny helo
izany.
7 Fa folaka ny biby samihafa rehetra, sy
ny vorona, ary ny menarana, ary ny any
an-dranomasina, ka voa folaky ny olom-
belona ireny:
8 Fa tsy misy olona mahafolaky ny lela;
zava-dratsy, tsy zaka, be ody mahafaty
izany.
9 Izany no isaorantsikia an' Andriama-
nitra, dia ny Ray; ary izany no anozonan-
tsikia olona, izay nasiana araky ny endrik'
Andriamanitra.
10 Ny vava iray hiany no ivoahany ny
fisaorana sy ny fanozonana. Ry rahalahi-
ko, tsy mety raha misy izany zavatr' izany.
11 Fantsakana mamoaka amy ny lo-

harano iray hiany ny mamy sy ny man-
gidy va?
12 Ry rahalahiko, hazo voara mahazo
mamoa voan' oliva va? sa voaloboka,
voam-boara? toy izany, ny loharano tsy
mba mahavoaka rano masirasira sy mamy.
13 Iza no hendry, ka manam-panahy, eo
aminareo? aoka hasehony amy ny fiton-
dran-tena tsara ny asany amy ny fahale-
mem-panahiny ny fahendrena.
14 Fa raha misy fialonana mampangidi-
boditra, sy fifandirana, eo am-ponareo, aza
mirehareha, na mandaingia, hanohitry ny
teny marina.
15 Tsy fahendrena avy any ambony io, fa
avy amy ny tany, biby, devoly.
16 F' izay isiana fialonana sy fifandirana,
no isiana fitabatabana sy asa ratsy rehetra.
17 Fa ny fahendrena izay avy any am-
bony, madio aloha, dia vao mihiavana,
miadana, mora alahatra, be famindram-po
sy vokatra tsara, tsy miangatra, na mihia-
tsaravelatsihy.
18 Ary ny vokatry ny fahamarinana afa-
fy eo amy ny fihiavanana ho any izay
mampihiavana.

## TOKO IV.

Avy aiza ny ady sy ny fifamely eo ami-
nareo? tsy avy eo va, dia eo amy ny fila-
nareo, izay miady eo anatiny ny momba ny
tenanareo?
2 Hianareo mila, fa tsy manana: hia-
nareo mamono, ary tahanana, fa tsy ma-
hazo mandray: hianareo mamely sy miady,
anefa tsy manana, satria tsy mangataka
hianareo.
3 Hianareo mangataka, fa tsy mandray,
satria diso fangataka hianareo, mba hisy
ho laninareo amy ny filanareo.
4 Hianareo mpanintaka sy mpisintaka,
tsy fantatrareo va, fa fandrafiana an' An-
driamanitra ny fisakaizana amy ny any
ambony tany? ary izay rehetra teho sakai-
za amy ny any ambony tany, dia fahava-
lon' Andriamanitra izy.
5 Ary ataonareo va fa miteny foana ny
Soratra *Masina*? Ny Fanahy, Izay mi-
toetra eo anatintsikia, mampila hialona va?
6 F' Izy manome fahasoavana bebe ko-
koa. Ary hoy Izy koa, "Andriamanitra,
manohitry ny mpiavonavona, fa manome
fahasoavana ho any ny manetri-tena Izy."
7 Ary dia maneke an' Andriamanitra
hianareo. Manohera ny devoly, dia han-
dositra anareo izy.
8 Manatòna an' Andriamanitra, dia ha-
natona anareo Izy. Sasao madio ny tà-
nana, hianareo mpanota; ary hianareo mpi-
roa-saina, diovy ny fonareo.
9 Mahoria, dia misaonà, ka mitomania:
aoka hody fisaonana ny fiomehezanareo,
ary hody alahelo ny fifalianareo.
10 Manetre-tena eo anatrehany ny Tompo,
ary Izy hanandratra anareo.
11 Aza miteny hifanaratsy, ry rahalahy.
Izay miteny ratsy ny rahalahiny, ka mi-
tsara ny rahalahiny, dia miteny ratsy ny
lalàna, ka mitsara ny lalàna: fa raha mi-
tsara ny lalàna hianao, tsy mba mpankato
ny lalàna, fa mpitsara, hianao.
12 Iray hiany no tompon-dalàna, Izay
mahavonjy sy mahavery: iza moa hianao
izay mitsara ny olon-kafa?
13 Andeha ankehitriny, hianareo izay
manao hoe, Anio, sa ampitso, izahay han-
kany aminy izay tanàna, dia hitoetra any
herintaona, ka hividy sy hivarotra, sy ha-
hazo tombom-barotra:
14 Kanefa tsy mahalala ny ho ampitso
hianareo. F' inona ny ainareo? Dia za-
vona hiany, izay miseho vetivety, ka dia
levona izany.
15 Fa aleo izany no hataonareo hoe, Raha
sitra-pony ny Tompo, ka velona izahay,
dia hataonay io sa iroa.
16 Fa hianareo mirehareha ankehitriny
amy ny fandokafanareo: ratsy ny firehare-
han-drehetra toy izany.
17 Ary, izay mahalala hanao soa, ka tsy
manao, dia heloka ho azy izany.

## TOKO V.

Andeha ankehitriny, hianareo olo-manan-
karena, mitomania, ka midradradradrà, noho
ny falahelovana izay hanjo anareo.
2 Efa lo ny harenareo, ary efa lany ny
fositra ny fitafianareo.
3 Mihiarafesina ny volamena sy ny vola-
fotsinareo; ary ny harafesiny no vavo-
lombelona hiampanga anareo, ka handany
ny nofonareo tahaky ny afo. Hianareo efa
namory harena ho amy ny andro farany.
4 Indro, mitaraina ny karamany ny mpi-
asa izay nijinja ny sahanareo, izay no am-
bakainareo: ary ny fitarainany ny mpi-

jinja efa tafiditra tamy ny sofiny ny Tompony ny maro.
5 Hianareo efa velony ny fy teo ambony
tany, ka nanao izay filan-dratsy; hianareo efa namahy ny fonareo, tahaky ny ho amy ny andro hamonoana.
6 Hianareo efa nanameloka, *ka* namono ny Marina; *fa* tsy *mbola* manohitra anareo Izy.
7 Ary, mahareta tsara, ry rahalahy, mandra-pihiaviny ny Tompo. Indro, ny mpiasatany miandry ny vokatra tsara amy ny tany, ka maharitry izany, mandra-pahazony ny ranonorana aloha sy aoriana.
8 Mahareta kosa hianareo; mampitoera ny fonareo: fa manatona ny fihiaviany ny Tompo.
9 Aza mialona namany, ry rahalahy, fandroa ho helohina hianareo: indro, mijanona eo anilany ny varavarana ny Mpitsara.
10 Ry rahalahiko, alao ho fianarany ny fandeferany ny mahory, ary ny faharetana, ny mpaminany izay niteny tamy ny anarany ny Tompo.
11 Indro, ataonay ho finaritra izay mandefitra. Hianareo efa nandre ny faharetany Iôba, ary hianareo efa nahita ny farany *ny ataony* ny Tompo; fa miantr' indrindra, ka be famindram-po, ny Tompo.
12 Fa mihoatra ny zava-drehetra, ry rahalahiko, aza mianiana, na amy ny lanitra, na amy ny tany, na manao fianianana hafa akory aza: fa aoky ny fanekinareo, ho eny; ary ny fandànareo, ho tsia; fandroa ho helohina hianareo.
13 Misy mandefitra fahoriana v' eo aminareo? aoky izy hivavaka. Misy finaritra va? aoky izy hihira salamo.
14 Misy marary v' eo aminareo? aoky izy hampaka ny loholony ny fiangonana; ary aoky izareo hangataka ho azy, sy hanoso-tsolikia azy amy ny anarany ny Tompo:
15 Ary ny fivavaky ny finoana hamonjy ny marary, ary ny Tompo hanangana azy; ary raha nanota izy, dia havela ny helony.
16 Mifaneke heloka hianareo, ary mifampivavaha hianareo, mba ho sitrana hianareo. Ny fiasany ny fivavaky ny olo-marina mahery indrindra.
17 I Elia, olo-mirai-falemena amintsikia, ary izy nahery nivavaka mba tsy hilatsahan-dranonorana: ary tsy mba nilatsaka tamy ny tany ny ranonorana telo taona sy enim-bolana.
18 Ary izy nivavaka indray, ary dia nandatsaka ranonorana ny lanitra, ka nahavokatra ny tany.
19 Ry rahalahy, raha misy eo aminareo miala amy ny teny marina, ary misy anankiray mampibebaka azy;
20 Aoky izy hahafantatra, f' izay mampibebaky ny mpanota amy ny fahadisoany ny alehany, dia hamonjy fanahy amy ny fahafatesana, sy hanarona heloka be izy.

---

## NY EPISITOLY VOALOHANY

NO SORATANY

# PETRO APOSITOLY ANY NY OLON-DREHETRA.

---

### TOKO I.

I PETRO apositoliny Iesio Kiraisity, mamangy ny mpivahiny, izay efa miely any Ponto, i Galatia, i Kapadokia, i Asia, sy Bitinia,
2 Ny olom-pidina araky ny fahalalan' Andriamanitra Ray rahateo, noho ny fahamasinany ny Fanahy, mba hanaraka sy hamafazany ny rany Iesio Kiraisity: Hampitomboina ho anareo anie ny fahasoavana sy ny fihiavanana.
3 Hisaorana anie Andriamanitra sady Rainy Iesio Kiraisity Tompontsikia, Izay niteraka antsikia indray, araky ny habeny ny famindram-pony, ho amy ny fanantenana mahavelona, noho ny fananganana any Iesio Kiraisity tamy ny maty,

4 Hanan-dova tsy mety ho simba, tsy voa
loto, tsy mety levona, voa tahiry any an-
danitra ho anareo,
5 Izay no tehiriziny ny herin' Andriama-
nitra noho ny finoana, ho amy ny famonje-
na voa voatra haseho amy ny andro farany.
6 Izany no ifalianareo indrindra, na dia
vetivety ankehitriny, (raha ilaina,) manan'
alahelo amy ny fakam-panahy samihafa
hianareo;
7 Mba ho hita ny fizahan-toetry ny finoa-
nareo, izay tsara lavitra noho ny volamena
izay mety ho simba, na dia voa zaha-toetra
tamy ny afo aza izany, ho fiderana, sy fan-
kalazana, ary voninahitra, raha hiseho Iesio
Kiraisity:
8 Ary Izy, na dia tsy mbola hita, no tia-
nareo; ary Izy, na dia tsy hitanareo an-
kehitriny, anefa, raha inoanareo, no ifalia-
nareo amy ny fifaliana tsy azo tononina,
sady be voninahitra:
9 Mandray ny farany ny finoanareo, dia
famonjeny ny fanahy.
10 Izany famonjen' izany nanontaniany ny
mpaminany, sy nitadiavany fatratra, izay
efa naminany ny fahasoavana ho anareo:
11 Mitady izay taona sa izay andro nila-
zany ny Fanahiny Kiraisity, Izay nanam-
bara teo anatiny rahateo ny fiaretany Ki-
raisity, sy ny voninahitra manaraky izany.
12 Izareo naseho izany, fa tsy izareo tena,
f' isikia, no nanompoany izany zavatr'
izany, izay voa laza taminareo ankehitriny,
raha nilaza taminareo ny mpitory ny fila-
zantsara, nombany ny Fanahy Masina, Izay
nirahina avy tany an-danitra; k' izany za-
vatr' izany te-ho jereny ny anjely.
13 Ary aoky hisikina ny vaniany ny sai-
nareo; miambena tsara, dia antenao, ha-
tramy ny farany, ny fahasoavana izay
homena anareo, raha hiseho Iesio Kiraisity:
14 Tahaky ny zanaka manaraka, tsy mi-
tondra-tena araky ny filana fahiny tamy ny
hadalanareo:
15 Fa satria masina Izay niantso anareo,
aoka ho masina hianareo kosa amy ny
fitondran-tena rehetra;
16 Fa voa soratra hoe, "Aoka ho masina
hianareo; satria masina Aho."
17 Ary raha miantso Azy Ray hianareo,
Izay tsy mizaha-tavan' olona, fa mitsara
araky ny asany ny olon-drehetra, mitondrà-
tena amy ny fatahorana, raha mandany ny
androny ny fivahinianareo ety:
18 Mahalala fa tsy zavatra mety ho simba,
*tahaky* ny volafotsy, sy ny volamena,
19 Fa ny ra tsara any Kiraisity, toy ny
any zanak' ondry tsy misy tsiny, tsy misy
pentimpentina, no nanavotana anareo tamy
ny hadalany ny fitondran-tenanareo, izay
azonareo tamy ny tantaran-drazana:
20 Ary Izy io voa tendry rahateo tokoa,
dieny tsy mbola àry ny fanorenany izao
tontolo izao, f' efa niseho taminy izao andro
farany izao ho aminareo,
21 Izay, amy ny alalany, mino an'Andria-
manitra, Izay nanangana Azy tamy ny
maty, ka nanome Azy voninahitra; mba
hitoerany ny finoana sy ny fanantenanareo
amin' Andriamanitra.
22 Satria ny fanadiovany ny Fanahy *Ma-
sina* ny fanahinareo no nanarahanareo ny
teny marina ho amy ny fitiava-mpirahalahy
tsy miangatra, koa mifankatiava fatratra
amy ny fo madio hianareo:
23 F' efa terak' indray hianareo tsy tamy ny
voa meti-ho-lo, fa tamy ny voa tsi-meti-ho-
lo, dia tamy ny tenin' Andriamanitra, izay
mahavelona sady maharitra mandrakizay.
24 Fa "ny nofo rehetra manahaky ny
ahitra, ary izay mety ho voninahitr' olona
manahaky ny voniny ny ahitra. Malazo
ny ahitra, ka mihintsana ny voniny:
25 Fa ny teniny ny Tompo maharitra
mandrakizay." Ary izany no teny fila-
zantsara, izay no torina taminareo.

## TOKO II.

Ary, ario ny lolom-po rehetra sy ny fitaka
rehetra, sy ny fihiatsarambelatsihy, sy ny
fialonana, ary ny fiteni-ratsy rehetra,
2 Ary, tahaky ny zaza vao teraka, mani-
ria ny ronono madio avy amy ny teny,
mba hitomboanareo aminy izany:
3 Raha tàhiny "nanandrana hianareo fa
miantra ny Tompo."
4 Raha manatona Azy hianareo, toy ny
vato velona, "izay no laviny ny olona tokoa,
fa no fidin' Andriamanitra, sady soa,"
5 Atsangana hianareo kosa tahaky ny vato
velona, ho tranom-panahy, fisoronana ma-
sina, hanatitra fanalamboadim-panahy, si-
trak' Andriamanitra amy ny alalany Iesio
Kiraisity.
6 Ary efa omby eo amy ny Soratra *Ma-
sina* hoe, "Indro, any Ziôna ametrahako
vato fehi-zorony indrindra, sady no fidina

no soa: ary tsy ho menatra izay mino
Azy."
7 Ary tsara ho anareo izay mino *Izy*:
fa ho any ny tsy maneky, "ny vato izay no
laviny ny mpanao-trano, no tonga fehi-
zorony indrindra,
8 Ary vato mahatafintohina, sy vatolampy
mahasolafaka;" ka tafintohina amy ny teny
izareo, satria tsy maneky: izany no nanen-
drena azy koa.
9 Fa hianareo "zana-pidina, fisoronana
manjaka, firenena masina," olona navotana;
mba hideranareo ny hatsarany Izay niantso
anareo, hiala amy ny maizina ho amy ny
mazava mahagaga momba Azy:
10 Ary tsy olona fahiny hianareo, fa anke-
hitriny efa olon' Andriamanitra; ary tsy
niantrana hianareo, fa ankehitriny efa nian-
trana.
11 Ry malala, mangataka *aminareo* aho toy
ny amy ny vahiny sy ny mpivahiny, fadio ny
filana nofo, izay miady amy ny fanahy;
12 Mitondra-tena marina eo amy ny Eteny:
mba hankalazany an' Andriamanitra amy
ny andro famangiana noho ny asa tsara izay
hitany *hataonareo*, na dia manendrikien-
drikia anareo toy ny mpanao-ratsy izareo.
13 Ary maneke noho ny Tompo ny fa-
nendren-drehetra ataon' olona: na ny mpan-
jaka toy ny lohany;
14 Na ny mpanapaka toy izay nirahiny ho
fampijaliany izay manao-ratsy, fa ho fide-
rany izay manao-soa.
15 F' izany no sitra-pon' Andriamanitra,
hampanginanareo ny tsi-fahalalany ny olona
adala noho ny fanavan-tsoa:
16 Toy ny afaka, ka tsy mahavatry ny
fahafahanareo ho fanaronany ny ratsy, fa
toy ny mpanompo an' Andriamanitra.
17 Omeo voninahitra ny olon-drehetra.
Tiavo ny rahalahy. Matahora an' Andria-
manitra. Omeo voninahitra ny mpanjaka.
18 Hianareo mpanompo, maneke ny tom-
ponareo amy ny fatahoran-drehetra; tsy
ny tsara sy ny malemi-fanahy hiany, fa
ny saro-po koa.
19 Fa tsara izany, raha misy olona man-
defitra alahelo, ka miaritry ny tsi-marina,
noho ny fieritreretana amin' Andriamanitra.
20 Fa raha tàhiny ho kapohina rehefa
diso hianareo, ka handefitra hianareo, aiza
ny voninahitry izany? fa raha tàhiny han-
defitra rehefa manao soa hianareo, ka hia-
ritry izany, dia sitrak' Andriamanitra izany.
21 F' izany hiany niantsoana anareo: f
Kiraisity aza efa nandefitra nisolo anare
ka namela fianarana ho anareo, mba hara-
rahanareo ny diany:
22 "Izay tsy nanota, ka tsy nisy fitaka
teo am-bavany:"
23 Izay tsy nanaratsy indray, raha le
ratsina; tsy nampitahotra, raha niaritra:
fa natoky Izay mitsara marina:
24 Ary Izy tena nitondra ny fahotantsika
tamy ny tenany hiany teo ambony ny hazo,
mba ho maty ho amy ny fahotana isika,
ka ho velona ho amy ny fahamarinana:
ary "ny fivatrany no nahasitranana an-
reo."
25 F' efa toy ny ondry mania hianareo:
fa ankehitriny efa naverina hianareo h
amy ny Mpiandry sy Mpitandriny ny fana-
hinareo.

## TOKO III.

Dia toy izany koa, hianareo vehivavy
maneke ny vadinareo; mba ho taominy
vavy izareo amy ny fitondran-tena, na dia
tsy amy ny teny, raha tàhiny misy tsy ma-
neky ny teny;
2 Rehefa hitany fa madio ny fitondran-
tenanareo amy ny fatahorana.
3 Aza avela ny firavahany aminy izay
ivelany, amy ny firandranam-bolo, sy
firava-bolamena, na amy ny fiakanjoana:
4 Fa aoka ho lehilahy miafina an-
amy ny tsi-meti-ho-lo, dia *firavaky* ny fa-
nahy malemy, sady miadana, izay atao
tsara indrindra eo imason' Andriamanitra.
5 Fa tahaky izany hiany no niravahan'
ireny vehivavy masina fahiny, izay natoky
an' Andriamanitra, ary naneky ny vadi
izareo:
6 Dia tahaka any Sara naneky
Abirahama, ka niantso azy tompo:
zanany hianareo, raha mbola manao
hianareo, ka tsy matahotra tsy akory.
7 Dia toy izany kosa, hianareo lehilahy
miaraha mitoetra eo aminy, araky ny
lalana, manome voninahitra ny vavy
haky ny fanaka malemilemy kokoa,
tahaky ny mpiara-mandova ny fahasoa-
vany ny fiainana; mba tsy ho sakanana
fivavahanareo.
8 Farany, miraisa-saina hianareo rehetra
miaraha mandefitra, mifankatiava
ny mpirahalahy, mifamindrà-fo, mifana-

9 Tsy mamaly ratsy ny ratsy, na fanom-
pana, ny fanompana: tsy izany, fa misao-
tra, satria mahafantatra hianareo f' izany no
niantsoana anareo hoe, handova fitahiana.
10 "F' izay tahanam-piainana sy tahahita
ny andro soa, aoky izy hiaro ny lelany
amy ny ratsy, ary ny molony mba tsy hi-
teny izay fitaka:
11 Aoky izy handositry ny ratsy, ka ha-
nao soa; aoky izy hitady fihiavanana, sy
hanaraky izany.
12 Fa ny masony ny Tompo *mitsinjo* ny
marina, ary *malady* ny sofiny *hihaino* ny
fivavahany: fa ny tavany ny Tompo ma-
nohitry ny mpanao-ratsy."
13 Ary iza no handratra anareo, raha
mpanaraky izay tsara hianareo?
14 Fa finaritra hianareo, na dia miaritra
noho ny fahamarinana hianareo: ary "aza
matahotra araky ny fatahorany, ary aza
malahelo hianareo:
15 Fa mahamasìna an' Andriamanitra
Tompo" eo am-ponareo: ary malakia hama-
ly mandrakariva amy ny falemem-panahy,
sy ny fanajana, izay manontany anareo ny
antony ny fanantenana izay eo anatinareo:
16 Manana fieritreretana tsara; mba ho
menatra izay manaratsy ny fitondran-tena-
nareo tsara, izay eo aminy Kiraisity, na dia
manendrikiendrikia anareo toy ny mpanao-
ratsy.
17 Fa aleo, raha sitra-pon' Andriamani-
tra, hiaritra nony manao-soa toy izay ma-
nao-ratsy.
18 F' i Kiraisity kosa aza, mba niaritra
indrai-mandeha noho ny ota, ny marina so-
lony ny tsi-marina, mba hitondrany antsikia
ho amin' Andriamanitra, ka no vonoina
tokoa teo amy ny nofo, fa no velomina teo
amy ny Fanahy:
19 Izay nandehanany sy nitoriany teny
tamy ny fanahy eo an-trano-maizina;
20 Izay tsy naneky fahiny, raha niandry
ny fahari-pon' Andriamanitra fahizay tamy
ny androny Nôa, raha mbola namboarina
ny sambo-fiara, izay namonjena teo amy
ny rano olom-bitsy, izany hoe, fanahy
valo.
21 Araky izany ohatr' izany no amonjeny
ny batisa antsikia ankehitriny noho ny fa-
nanganana any Iesio Kiraisity tamy ny
maty, (tsy fanesorany ny halotony ny nofo,
fa famaliny ny fieritreretana tsara amin'
Andriamanitra:)
22 Ary Izy io efa lasa ho any an-danitra,
dia eo amy ny tànan' ankavanan' Andria-
manitra, k' Izy no nampanekeny ny anjely,
sy ny fahefana, ary ny hery.

## TOKO IV.

Ary, sangy niaritra tamy ny nofo nisolo
antsikia i Kiraisity, mahareza kosa hiana-
reo aminy izany sain' izany: f' izay niaritra
tamy ny nofo, no nitsahatra tamy ny fa-
hotana;
2 Mba tsy hiainanareo intsony ny andro
sisa eo amy ny nofo, araky ny filan' olona,
fa araky ny sitra-pon' Andriamanitra.
3 Fa aoky izay andro lasa tamy ny fiai-
nantsikia, raha nanao ny sitra-pony ny
Eteny isikia, ka nandeha tamy ny fijanga-
jangana, filana, fileon-divay, fisokoana,
fimamoana, sy ny havetavetany ny fanom-
poan-tsampy:
4 Ary izany no mahagaga azy, fa tsy
miara-mihiazakazaka aminy hianareo aminy
izany fijejojejoan' izany, ka miteny ratsy
*anareo* izareo.
5 Fa hanambara ny asany aminy Izay
voa vonona hitsara ny maty sy ny velona
izareo.
6 F' izany no nitoriany ny filazantsara
taminy izay maty, mba ho tsaraina araky ny
olona eo amy ny nofo, fa mba ho velomina
araka an' Andriamanitra eo amy ny fanahy.
7 Fa antomotra ny farany ny zava-dre-
hetra: ary tandremo tsara, ka miambena
ho amy ny fivavahana.
8 Ary mihoatra noho ny zava-drehetra,
mifankatiava tsara: fa "fifankatiavana ha-
narona fahotana maro be."
9 Mifampiandranoa, ka aza mimonomono.
10 Samia mifanompo araky ny fahaizana
izay no raisiny, dia tahaky ny mpitandrin-
tsara ny hamarony ny fahasoavan' Andria-
manitra.
11 Raha misy olona miteny, *aoky izy
hiteny* araky ny tenin' Andriamanitra; ra-
ha misy olona manompo, *aoky izy hanao
izany* araky ny fahaizana izay nomen' An-
driamanitra *azy*: mba hankalazana an'
Andriamanitra eo amy ny zava-drehetra amy
ny alalany Iesio Kiraisity, ho Azy anie ny
voninahitra sy ny hery mandrakizay man-
drakizay. Amena.
12 Ry malala, aza gaga noho ny faha-
maimaizana izay iaretanareo ho fizahan-

toetra anareo, toa misy zavatra mahagaga
manjo anareo:
13 Fa mifalia tahaky izay miaritra araky
ny fiaretany Kiraisity; mba hifalianareo
koa amy ny fifalian' indrindra, raha hiseho
ny voninahiny.
14 Finaritra hianareo, raha ho ratsina
noho ny anarany Kiraisity; fa ny Fana-
hiny ny voninahitra sy ny an' Andriama-
nitra mipetraka eo ambony anareo: izareo
no fanompana Azy; fa hianareo no fan-
kalazana Azy.
15 Fa aoky tsy hisy eo aminareo hiaritra
satria mpamono-olona, sa mpangalatra, sa
mpanao-ratsy, sa mpitandriny ny an' olona,
izy.
16 Fa raha tàhiny *misy olona miaritra*
satria olon-Kiraisity izy, aza avela ho
menatra izy; fa aoky izy hankalaza an'
Andriamanitra aminy izany.
17 Fa *tonga* ny andro, ka tsy maitsy ha-
tomboka ny fitsarana amy ny tranon' An-
driamanitra: ary raha *atomboka* voalohany
amintsikia izany, hanao ahoana no farany
izay tsy maneky ny filazantsara an' Andria-
manitra?
18 Ary "raha saiky tsy voa vonjy ny
marina, aiza no hisehoany ny ratsi-fanahy
sy ny mpanota?"
19 Ary aoky izay miaritra araky ny sitra-
pon' Andriamanitra, hanolotra *Azy* ny fite-
hirizany ny fanahiny amy ny fanavan-tsoa,
toy ny ho any ny Mpanisy Izay mahatoky.

## TOKO V.

IZAHO mananatry ireo loholona izay eo
aminareo, fa namany ny loholona kosa
aho, vavolombelony ny fiaretany Kirai-
sity, ary mpiombony ny voninahitra haseho
koa:
2 Andraso ny ondrin' Andriamanitra izay
eo aminareo, ka tandremo *ireny*, tsy amy
ny fanerena, fa amy ny sitra-po: tsy amy
ny tambim-bola amin-karena, fa amy ny
hazotom-panahy;
3 Tsy tahaky ny tompony ny lovan' *An-
driamanitra*, fa fianarany ny ondry.
4 Ary raha hiseho ny Lohany ny mpian-
dry, dia hahazo ny satro-boninahitra tsy ho
levona hianareo.
5 Ary hianareo izay mbola tanora-fanahy
kosa, maneke ny loholona. Eny, samia mi-
faneky hianareo rehetra, ka mitafy ny fanc-
tren-tena: fa "Andriamanitra manohitry ny
miavonavona, ary manome fahasoavana ho
any ny manetri-tena."
6 Koa, manetre-tena ambany ny heriny ny
tànan' Andriamanitra, mba hanandratany
anareo amy ny fotoan' andro:
7 Ary mampitondrà Azy ny fiahianareo
rehetra; f' Izy miahy anareo.
8 Mahaiza mitondra-tena, miambena; fa
ny devoly fahavalonareo mandehandeha
tahaky ny liôna mierona, mitady izay ha-
teliny:
9 Manohera azy fatratra amy ny finoana,
mahafantatra fa mandefitry izany fiaretan'
izany ny rahalahinareo, izay eo aminy izao
tontolo izao.
10 Ary Andriamanitry ny fahasoavan-dre-
hetra, Izay efa niantso antsikia ho any amy
ny voninahiny mandrakizay tamy ny ala-
lany Iesio Kiraisity, rehefa niaritra veti-
vety hianareo, hahatanteraka, hamboatra,
hampahery, hampitoetra anareo anie.
11 Ho Azy anie ny voninahitra, sy ny
hery, mandrakizay mandrakizay. Amena.
12 Efa nanoratra teny fohifohy aho, nen-
tiny Silivano, izay ataoko rahalahy maha-
toky ho anareo, dia mananatra anareo aho,
ka manambara f' izany no hamariny ny
fahasoavan' Andriamanitra izay itoerana-
reo.
13 Ny *fiangonana* izay any Babilôna, voa
fidy niaraka *taminareo*, manao veloma ami-
nareo; ary Mariko zanako kosa *manao
izany hiany*.
14 Mifanava veloma amy ny fanoroham-
pitiavana. Fihiavanana anie ho anareo
rehetra izay eo aminy Kiraisity Iesio.
Amena.

# NY EPISITOLY FAHAROA

NO SORATANY

# PETRO APOSITOLY ANY NY OLON-DREHETRA.

## TOKO I.

I SIMEÔNA Petro, mpanompo sy apositoliny Iesio Kiraisity, mamangy izay efa nahazo finoana soa toraky ny anay, noho ny fahamarinany Iesio Kiraisity Andriamanitsikia sy Mpamonjy:
2 Hampitomboina ho anareo anic ny fahasoavana sy fihiavanana noho ny fahalalana an' Andriamanitra sy Iesio Tompontsikia;
3 Araky ny nomeny ny herin' Andriamanitra, izay ananany, ho antsikia ny zava-drehetra momba ny fiainana sy ny fanahi-tsara, tamy ny fahalalana any Izay niantso antsikia ho amy ny voninahitra sy ny hery:
4 Ary izany no nanomezany antsikia teny rahateo sady lehibe no tsara indrindra, k' ireny no anananareo ny fomban' Andriamanitra, rehefa nandositry ny falotoana izay eo aminy izao tontolo izao hianareo.
5 Ary hanampy izany, dia manao izay zotom-po rehetra, ampio hery ny finoanareo; ary fahalalana ny hery;
6 Ary fahononana ny fahalalana; ary faharetana ny fahononana; ary fanahi-tsara ny faharetana;
7 Ary fifankatiavany ny mpirahalahy ny fanahi-tsara; ary fitiavana ny fifankatiavany ny mpirahalahy.
8 Fa raha tàhiny eo anatinareo izany zavatr' izany, ka mitombo, dia tsy avelany ho malaina, na ho tsi-vanona, *hianareo*, amy ny fahalalana any Iesio Kiraisity Tompontsikia.
9 Fa jamba izay tsy manany izany zavatr' izany, ary tsy mahajery lavitra izy, ka nanadino ny nahadiovana azy tamy ny fahotany fahiny.
10 Satria izany, ry rahalahy, mazotoa tsaratsara kokoa hampitoetry ny fiantsoana sy ny fifidianana anareo: ary raha manao izany zavatr' izany hianareo, tsy ho lavo mandrakizay hianareo:
11 F' izany no hanamboarana fidirana malalaka ho anareo ho any amy ny fanjakana mandrakizay, izay any Iesio Kiraisity Tompontsikia, sy Mpamonjy.
12 Ary tsy mba hitsahatra hampahatsiaro anareo mandrakariva izany zavatr' izany aho, na dia fantatrareo, k' efa nampitoerina taminy izao teny marina ankehitriny izao hianareo.
13 Fa ataoko fa mety izany, raha mbola eo aminy itoy trano-lay itoy aho, hampitaitra sy hampahatsiaro anareo:
14 Fa mahalala aho fa tsy maitsy havelako faingiana ny trano-lay, dia toy izay nasehony Iesio Kiraisity Tompontsikia tamiko.
15 Ary dia hataoko izay zakako, mba ho azonareo hahatsiaro izany zavatr' izany mandrakariva, rehefa maty aho.
16 Fa tsy nanaraky ny arirarira no foronin-tsaina izahay, raha nampahafantatra anareo ny hery sy ny fihiaviany Iesio Kiraisity Tompontsikia, f' efa hitany ny masonay ny halehibeny.
17 F' Izy nahazo laza amam-boninahitra tamin' Andriamanitra Ray, raha nankeo aminy, avy tamy ny voninahitra lehibe indrindra, feo, manao izany hoe, "Itoy no Zanako malalako, Izay sitrako indrindra."
18 Ary efa renay io feo io izay avy tany an-danitra, raha nitoetra teo aminy, tany an-tendrombohitra masina, izahay.
19 Ary manany ny teny faminaniana izay mahatoky bebe kokoa izahay; ary raha mitandriny izany hianareo, toy ny jiro mahazava eo amy ny fitoerana maizina, mandra-pahazavany ny andro, ary mandrapiposaky ny fitarik' andro eo am-ponareo, dia manao tsara hianareo:

20 Mahalala izany aloha, fa tsy misy faminaniany ny Soratra *Masina* azo ho lazainy ny hevitr' olona:
21 Fa tsy ny sitra-pony ny olona no nihiaviany ny faminaniana fahiny; fa ny olomasin' Andriamanitra no nilaza araky ny fanindrimandriny ny Fanahy Masina azy.

## TOKO II.

Fa nisy mpaminany manandoka koa teo amy ny olona, dia tahaky ny hisy mpampianatra manandoka kosa eo aminareo, izay hampiditra mangingina sain-diso mahasimba, ka handà ny Tompo Izay nividy azy, ka hahatonga ny fandringianan-tena faingiana.
2 Ary maro no hanaraky ny làlany manimba; k' ireny no hitenenan-dratsy ny làlany ny teny marina.
3 Ary teny mamitaka hanavany varotra anareo noho ny fahihirana: f' efa ela ny tsi-fiadanany ny fampijaliany, ary tsy mitaredretra ny fahaverezany.
4 Fa raha tsy navelan' Andriamanitra ny anjely izay nanota, fa no roahiny ho any amy ny helo, ka nafatony tamy ny gadra fahamaizinana, mba ho tehiriziny ambarapihiaviny ny fitsarana;
5 Ary raha tsy namela izao tontolo izao fahiny Izy, fa namonjy any Nôa, mpitory ny fahamarinana, valo mianaka, raha nampitondra ny safotra *hamonoany* ny ratsifanahy izay teo aminy izao tontolo izao;
6 Ary raha nampody ny tanàny Sodoma sy Gomora ho lavenona, ary nampijaly ireny tamy ny fandravana Izy, ka nataony ho fananarany izay ho ratsi-fanahy ato aorinana;
7 Fa namonjy any Lôta marina, ory noho ny halotony ny fitondran-tenany ny olon-dratsi-fanahy:
8 (F' izany lehilahy marin' izany, raha nitoetra teo aminy, nony nahita sy nandre, dia nampahory ny fanahiny marina isan' andro noho ny asa tsi-mety;)
9 Dia fantatry ny Tompo, izay hamonjeny ny tsara-fanahy amy ny fakam-panahy, sy hitehirizany ny olon-tsi-marina ho amy ny andro fitsarana hampijalina:
10 Indrindra f' izay mandeha araky ny nofo amy ny filana maloto, ka manaratsy ny fanapahana: olon-tsahisahy, sady mitompo-teni-fantatra, no tsy matahotra hiteny ratsy ny manam-boninahitra, izareo.
11 Fa ny anjely aza izay mihoatra lavitra amy ny fahatanjahana sy ny hery, tsy mitondra fiampangana hiteny ratsy azy eo anatrehany ny Tompo.
12 F' ireo, (manahaky ny biby, tsy manan-tsaina, manaraky ny fombany, atao ho fisamborana sy ho fanimbana,) dia miteny ratsy izay zavatra tsy fantany; dia haringiana tokoa amy ny halotoany izareo:
13 Ary handray ny tambiny ny tsi-fahamarinana. Ataony ho finaritra hanao lalao-ratsy amy ny andro aza, ka be tsimatimpentina sy tsiny izareo; ka mivelonjava-py amy ny famitahany izareo, raha mihinana eo aminareo;
14 Manana maso be fijangajangana, tsy mety mitsahatra amy ny fahotana, izareo; dia mitaona ny miovaova fanahy izareo; dia nampahazatry ny fony tamy ny fahihirana izareo; dia zanaka voa ozona izareo:
15 Rehefa nandao ny làlana mahitsy, dia nivily izareo, ka nanaraky ny làlany Balama zanaky Bosora, izay tia ny tambiny ny tsi-fahamarinana;
16 Fa voa anatra izy, noho ny fahotany: ny ampondra moana nanao feon' olona, ka nandrara ny hadalany ny mpaminany.
17 Loharano maina ireo, rahona izay entin-tafiodrivotra; k' efa tehirizina ho azy ny zavony ny maizina mandrakizay mandrakizay.
18 Fa raha manao teny miavonavona ho foana izareo, dia mitaona izay efa afaka tokoa taminy izay velona eo amy ny fahadisoana, amy ny filany ny nofo, hijejojejoana.
19 Raha manao hamotsotra azy, dia andevony ny fahavetavetana izareo tena: f' izay maharesy ny olona, dia andevozy izany izy.
20 Fa rehefa afaka tamy ny fahalotoany izao tontolo izao noho ny fahalalana any Iesio Kiraisity Tompo sy Mpamonjy, raha tàhiny voa singotry izany indray izareo, ka resy, dia ratsy lavitra ny farany noho ny voalohany.
21 Fa mahatsara azy lavitra no tsy nahalala ny làlany ny fahamarinana toy izay hiala amy ny didy masina izay natolotra azy, rehefa nahalala *izany* izareo.
22 F' efa nihiatraminy ny ohabolana

marina hoe, Ny amboa miverin' indray ho
aminy izay naloany; ary ny kisoa-vavy
izay voa sasa mihiosim-potaka indray.

## TOKO III.

Ry malala, itoy episitoly faharoa itoy no
soratako ho aminareo ankehitriny, k' izy
roroa ampitairako sy ampahatsiarovako ny
sainareo madio:
2 Mba hahatsiarovanareo ny teny izay
voa lazany ny mpaminany masina rahateo,
ary ny didinay apositoliny ny Tompo sy
Mpamonjy:
3 Raha mahalala izany aloha hianareo, fa
ho avy mpaneso amy ny andro farany,
mandeha araky ny filany,
4 Ka manao hoe, Aiza ny fikiasany ny
fihiaviany? fa fony nodi-mandry ny ra-
zana, dia maharitra tsy miova ny zava-
drehetra hatrizay nanisiany izao tontolo
izao.
5 F' izany no tiany tsy ho fantatra, fa ny
tenin' Andriamanitra no nanisiany ny la-
nitra fahiny, ary, araky izany, rano no na-
nisiany ny tany, ary rano no antony.
6 K' izany nandravany izao tontolo izao
fahiny, raha voa saron-drano izany.
7 Ary ny lanitra sy ny tany izay mitoetra
ankehitriny efa hazoniny izany teny izany,
k' efa tehirizina hodorana amy ny andro
fitsarana sy ny fanimbany ny olon-dratsi-
fanahy.
8 Fa, ry malala, aoka ho fantatrareo io
zava-drai-loha io, fa andro iray amy ny
Tompo toy ny arivo taona, ary arivo taona
toy ny andro iray.
9 Ny Tompo tsy mahela ny teni-nomeny,
tahaky ny fahelana no haveriny ny olona
sasany; fa mahari-po amintsikia Izy, ka tsy
tiany hisy ho very, fa hankeo amy ny
fibebahana izy rehetra.
10 Fa ho avy ny androny ny Tompo ta-
haky *ny fihiaviany* ny mpangalatra amy
ny alina, ary aminy izany no hahafoanany
ny lanitra amy ny fihiorohoroan-dehibe,
dia ho levona ny tenan-java-drehetra noho
ny hahabeny ny mafana, ary hodorana
avokoa ny tany ambany ny asa izay eo
aminy.
11 Ary, sangy ho levona izao zava-dre-
hetr' izao, olona tokony hanao ahoana hia-
nareo amy ny fitondran-tena masina sy ny
fanahi-tsara,
12 Miandry, ka mahafaingiany ny fihia-
viany ny andron' Andriamanitra, izay han
devonany ny lanitra rehefa may ny afo, ary
hiempo ny tenan-java-drehetra noho ny ha
habeny ny mafana?
13 Kandrefa isikia, araky ny teni-no-
meny, manantena lanitra vaovao sy tany
vaovao, izay hitoerany ny fahamarinana.
14 Satria izany, ry malala, raha manan-
tena izany zavatr' izany hianareo, dia ma-
zotoa mba ho hitany tsy manan-tsiny amam-
pondro eo amy ny fihiavanana hianareo.
15 Ary atavy ny fahari-pony ny Tompon-
tsikia ho famonjena; dia tahaky ny voa
soratry Paolo, rahalahy malalantsikia, ho
aminareo, araky ny fahahendrena nomena
azy;
16 Tahaky ny eo anatiny ny episitoly re-
hetra kosa, miteny izany zavatr' izany eo
anatiny; eo hiany misy zavatra sasany sa-
ro-pantarina, izay avadiky ny olona tsi-
mahay sy miovaova, tahaky ny anavany
ireo ny Soratra *Masina* sasany koa ho
fandringianany.
17 Ary hianareo, ry malala, satria maha-
fantatra rahateo *izany*, tandremo fandroa
ho taominy *ny sasany* ho amy ny faha-
disoany ny ratsi-fanahy hianareo, ka ho
lavo afaka amy ny faharetanareo.
18 Fa mitomboa hianareo amy ny faha-
soavana sy ny fahalalana any Iesio Kirai-
sity Tompontsikia, sy Mpamonjy. Ho
Azy anie ny voninahitra, ankehitriny, ary
mandrakizay mandrakizay. Amena.

NY EPISITOLY VOALOHANY

NO SORATANY

# ÎOANA APOSITOLY ANY NY OLON-DREHETRA.

---

## TOKO I.

IZAY efa nihiatramy ny taloha, izay efa
renay, izay efa hitany ny masonay, izay
efa no jerenay, ary izay efa no tsapainy ny
tànanay, ny amy ny Teny fiainana;
2 (F' efa naseho ny fiainana, ary izahay
efa nahita, dia manambara, ka milaza ami-
nareo ny fiainana mandrakizay, izay ni-
toetra teo amy ny Ray, k' efa naseho tami-
nay ;)
3 Izay efa hitanay sy renay no torinay
aminareo, mba hahazoanareo fihiavanana
aminay kosa: ary ny fihiavananay amy
ny Ray tokoa, sy Iesio Kiraisity Zanany.
4 Ary izany zavatr' izany no soratanay
aminareo, mba ho tanteraka ny fifaliana-
reo.
5 Ary itoy no teny izay nandrenesanay
Azy, ka ambaranay aminareo, fa Andria-
manitra dia mazava, ary tsy misy maizina
akory eo aminy.
6 Raha hoy isikia fa manana fihiavanana
aminy isikia, kanefa mandeha eo amy ny
maizina, dia mandaingia isikia, ka tsy man-
kato ny teny marina.
7 Ary raha mandeha eo amy ny mazava
isikia, tahaka Azy eo amy ny mazava, dia
mihiavana Izy sy isikia, ary manadio an-
tsikia amy ny ota rehetra ny rany Iesio
Kiraisity Zanany.
8 Raha hoy isikia fa tsy manan' ota isi-
kia, dia mamita-tena isikia, ary tsy mba eo
anatintsikia ny teny marina.
9 Raha maneky ny fahotantsikia isikia,
dia mahatoky ary marina Izy, hamela ny
fahotantsikia, sy hanadio antsikia amy ny
tsi-fahamarinan-drehetra.
10 Raha hoy isikia fa tsy nanota isikia,
dia mampandaingia Azy isikia, ary tsy mba
eo anatintsikia ny teniny.

## TOKO II.

ANAKA, manoratry izany zavatr' iz
aminareo aho, mba tsy hanotanareo. A
raha misy manota, dia manam-pand
teny amy ny Ray isikia, dia Iesio Kir
ny marina :
2 Ary Izy no avotra noho ny fah-
tantsikia: ka tsy noho ny antsikia h-
any, fa noho ny any izao tontolo izao k
3 Ary izany no ahafantarantsikia, fa m-
halala Azy isikia, raha mitandriny ny d-
diny isikia.
4 Izay manao hoe, Fantatro Izy, ka ts
mitandriny ny didiny, dia mpandaingia iz
ary ny marina tsy mba eo anatiny.
5 F' izay mitandriny ny teniny, dia tan-
teraka eo anatiny marin-tokoa ny fitiava
Andriamanitra: izany no ahafantarant-
kia f' eo anatiny isikia.
6 Izay manao hoe fa mitoetra eo anati
izy, tsy maitsy mandeha izy toy izay n-
dehanany kosa.
7 Ry rahalahy, izaho tsy manoratra d
vaovao ho aminareo, fa didy ela, izay e
azonareo hatramy ny taloha. Ny didy
no teny izay efa renareo hatramy ny tal
8 Ary koa, izaho manoratra didy vao
ho aminareo, izay zavatra marina eo a-
tiny sy eo anatinareo: satria lasa ny m-
zina, ary ny mazava marina no maha
ankehitriny.
9 Izay manao hoe f' eo anatiny ny m
zava izy, kanefa tsy tia ny rahalahiny
dia eo anatiny ny maizina mandrak' a-
kehitriny izy.
10 Izay tia ny rahalahiny no mitoetra
anatiny ny mazava, ka tsy manam-pa
fintohinana izy.
11 F' izay tsy tia ny rahalahiny, dia
anatiny ny maizina izy, dia mandeha
anatiny ny maizina, ka tsy hitany izay

lehany, fa ny maizina efa nahajamba ny
masony.
12 Anaka, manoratra aminareo aho, satria
voa vela ny heloky ny fahotanareo noho
ny anarany.
13 Ry ray, manoratra aminareo aho,
satria efa nahalala Izay nihiatramy ny
taloha hianareo. Ry zatovo, manoratra
aminareo aho, satria efa nandresy lehy
ratsy hianareo. Anaka, manoratra amina-
reo aho, satria efa nahalala ny Ray hia-
nareo.
14 Ry ray, efa nanoratra taminareo aho,
satria efa nahalala Izay nihiatramy ny ta-
loha hianareo. Ry zatovo, efa nanoratra
taminarao aho, satria mahery hianareo, ary
mitoetra eo anatinareo ny tenin' Andriama-
nitra, ary efa nandresy lehy ratsy hianareo.
15 Aza tia izao fiainan' izao, na izay
zava-momba izao fiainan' izao. Raha misy
olona tia izao fiainan' izao, dia tsy mba ma-
nany ny fitiavany ny Ray izy.
16 F' izay zava-drehetra eo aminy izao
fiainan' izao, toy ny filany ny nofo, sy ny
filany ny maso, ary ny fiavonavonany ny
fiainana, tsy avy amy ny Ray, fa avy
aminy izao fiainan' izao.
17 Fa mandalo izao fiainan' izao, ambany
ny filany: fa mitoetra mandrakizay izay
manao ny sitra-pon' Andriamanitra.
18 Anaka, itoy no andro farany: dia
tahaky ny efa renareo fa ho avy ny Mpa-
nohi-Kiraisity, k' efa maro sahady ny mpa-
nohi-Kiraisity; ary izany ahafantarantsikia
f' itoy no andro farany.
19 Efa niala tamintsikia izareo, fa tsy
mba namantsikia izareo; fa raha tàhiny
namantsikia izareo, dia nitoetra tamintsikia
hiany: f' *efa niala izareo,* mba haseho
fa tsy namantsikia izy rehetra.
20 Fa hianareo manany ny hosotry ny
Iray Masina, ary fantatrareo ny zava-dre-
hetra.
21 Nanoratra taminareo aho, tsy satria
tsy fantatrareo ny teny marina, fa satria fan-
tatrareo izany, ary tsy misy laingia avy amy
nyteny marina.
22 Iza no mpandaingia, afa tsy ny mandà
f' Iesio no Kiraisity? Izy no Mpanohi-
Kiraisity, izay mandà ny Ray sy ny Za-
naka.
23 Izay rehetra mandà ny Zanaka, no
tsy manany ny Ray: [izay maneky ny
Zanaka, no manany ny Ray koa.]
24 Ary aoky hitoetra eo anatinareo izay efa
renareo hatramy ny taloha. Raha mitoetra
eo anatinareo izay efa renareo hatramy ny ta-
loha, dia hitoetra eo anatiny ny Zanaka sy
ny Ray hianareo kosa.
25 Ary itoy no teni-nomena izay no ka-
sainy homeny antsikia, dia fiainana man-
drakizay.
26 Ny amy ny mamitaka anareo, no na-
noratako izany taminareo.
27 Fa ny hosotr' izay efa raisinareo tami-
ny mitoetra eo anatinareo, ka tsy mila
mba hampianarin' olona hianareo: fa toy
ny nampianarany izany hosotr' izany ana-
reo ny zava-drehetra, ary satria teny marina
ka tsy laingia izany, dia hitoetra eo anatiny
hianareo, toy ny nampianarany anareo.
28 Ary ankehitriny, anaka, mitoera eo
anatiny; mba hananantsikia toky raha
hiseho Izy, ary mba tsy ho menatra eo
anatrehany isikia, raha avy Izy.
29 Raha mahalala hianareo fa marina
Izy, dia fantatrareo f' izay rehetra manao
ny marina no naterany.

## TOKO III.

Indro, manao ahoana ny fitiavana, izay
nomeny ny Ray antsikia, mba hantsoina
ho zanak' Andriamanitra isikia: ary tsy
mahalala antsikia izao tontolo izao, satria
tsy nahalala Azy izareo.
2 Ry malala, zanak' Andriamanitra isikia
ankehitriny, ary tsy mbola naseho fa hanao
ahoana ny toetsikia: fa fantatsikia fa ha-
nahaka Azy isikia, raha hiseho Izy; fa
hahita Azy tahaka Azy isikia.
3 Ary izay rehetra manany izany fanan-
tenana Azy izany, dia manadio-tena izy ta-
haka Azy no madio.
4 Izay rehetra manota no mandikia ny
lalàna: fa ny fandikiany ny lalàna no
ota.
5 Ary fantatrareo f' Izy naseho hanesotry
ny otantsikia; ary tsy misy ota eo ana-
tiny.
6 Izay rehetra mitoetra eo anatiny no tsy
manota: izay rehetra manota no tsy nahita
Azy, na nahalala Azy.
7 Anaka, aza avela hisy hamitaka ana-
reo: izay manao ny marina no marina,
dia tahaka Azy no marina.
8 Avy amy ny devoly izay manota: fa
ny devoly manota hatramy ny taloha. Iza-

ny no nisehoany ny Zanak' Andriamanitra,
mba handrava ny asany ny devoly.
9 Izay rehetra terak' Andriamanitra no
tsy manota; fa ny voany mitoetra eo anatiny:
ary tsy mahazo manota izy, satria
terak' Andriamanitra izy.
10 Izany no isehoany ireo zanak' Andriamanitra
sy ireo zanaky ny devoly: tsy avy
amin' Andriamanitra izay rehetra tsy manao
ny marina, ary tsy tia ny rahalahiny.
11 F' itoy no teny izay efa renareo hatramy
ny taloha, fa tsy maitsy mifankatia isikia:
12 Tsy tahaka any Kaina, izay avy taminy
lehy ratsy, ka namono ny rahalahiny.
Ary ahoana no namonoany azy? Satria
ratsy ny asany, ary marina ny any ny rahalahiny.
13 Aza gaga hianareo, ry rahalahiko,
raha halany izao tontolo izao hianareo.
14 Fantatsikia fa afaka tamy ny fahafatesana
ho amy ny fiainana isikia, satria tia
ny rahalahy isikia. Izay tsy tia ny rahalahiny,
mitoetra eo amy ny fahafatesana
hiany:
15 Izay rehetra tsy tia ny rahalahiny, dia
mpamono-olona izy; ary fantatrareo fa
mpamono-olona tsy mba manana fiainana
mandrakizay mitoetra eo anatiny.
16 Izany no ahafantarantsikia fitiavana,
fa nametraky ny ainy nisolo antsikia Izy:
ary isikia tokony hametraky ny aintsikia
hisolo ny rahalahy.
17 Ary izay rehetra manam-pananany
izao fiainan' izao, ary mahita ny alahelony
ny rahalahiny, ka mihirim-belona aminy,
atao ahoana no itoerany ny fitiavana an'
Andriamanitra eo anatiny?
18 Anaka, aoky tsy ho tia amy ny teny,
na amy ny lela hiany, isikia; fa amy ny
asa sy amy ny marina.
19 Ary izany no ahafantarantsikia fa avy
amy ny teny marina isikia, sy hampatokiantsikia
ny fontsikia eo anatrehany.
20 Fa raha tàhiny manameloka antsikia
ny fontsikia, dia lehibe lavitra Andriamanitra
noho ny fontsikia, ary mahalala ny
zava-drehetra Izy.
21 Ry malala, raha tsy mba manameloka
antsikia ny fontsikia, dia manan-toky amin'
Andriamanitra isikia;
22 Ary izay angatahintsikia no raisintsikia
aminy, satria mitandriny ny didiny isikia,
ka manao izay ankasitrahana eo imasony.
23 Ary izany no didiny, Hinoantsikia ny
anarany Iesio Kiraisity Zanany, sy hifankatiavantsikia,
araky ny nandidiany antsikia.
24 Ary izay mitandriny ny didiny no
mitoetra eo anatiny, ary Izy eo anatiny.
Ary izany no ahafantarantsikia fa mitoetra
eo anatintsikia Izy, dia ny Fanahy Izay
nomeny antsikia.

## TOKO IV.

Ry malala, aza mino ny fanahy rehetra, fa
izahao-toetry ny fanahy, na avy amin' Andriamanitra,
na tsia, ireo; satria maro ny
mpaminany manandoka no lasa nandeha ho
aminy izao tontolo izao.
2 Izany no ahafantaranareo ny Fanahin'
Andriamanitra: ny fanahy rehetra izay
maneky fa tonga tamy ny nofo Iesio Kiraisity,
no avy amin' Andriamanitra:
3 Ary tsy avy amin' Andriamanitra ny
fanahy rehetra izay tsy maneky fa tonga
tamy ny nofo Iesio Kiraisity: ary izany
no *fanahiny* ny Mpanohi-Kiraisity izay
efa nandrenesanareo, f' efa ho avy izy;
ary efa eo aminy izao tontolo izao sahady
izy.
4 Anaka, avy amin' Andriamanitra hianareo,
ary efa nandresy ireny hianareo:
satria lehibebe kokoa Izay eo anatinareo
noho izay eo anatiny izao tontolo izao.
5 Namany izao tontolo izao izareo: satria
izany, dia miteny ny aminy izao tontolo
izao izareo, ary mihaino azy izao tontolo
izao.
6 Avy amin' Andriamanitra izahay; izay
mahalala an' Andriamanitra mihaino anay;
izay tsy avy amin' Andriamanitra tsy mihaino
anay. Izany no ahafantarantsikia
ny fanahiny ny teny marina, sy ny fanahiny
ny fahadisoana.
7 Ry malala, aoky hifankatia isikia: fa
avy amin' Andriamanitra ny fitiavana;
ary izay rehetra tia no terak' Andriamanitra,
ary mahalala an' Andriamanitra
izy.
8 Izay tsy tia no tsy mahalala an' Andriamanitra;
fa fitiavana Andriamanitra.
9 Izany no nanehoany ny fitiavan' Andriamanitra
antsikia, fa Andriamanitra
naniraky ny Zanany lahi-tokana taminy
izao tontolo izao, hamelomany antsikia.
10 Izany no fitiavana, tsy no nitiavantsikia
an' Andriamanitra, f' Izy efa tia antsikia,

ka naniraky ny Zanany ho avotra noho ny fahotantsikia.
11 Ry malala, raha izany no nitiavan'
Andriamanitra antsikia, dia tokony hifankatia kosa isikia.
12 Tsy misy olona nahita an' Andriamanitra na indrai-mandeha akory aza. Raha
mifankatia isikia, dia mitoetra eo anatintsikia Andriamanitra, ary tanteraka eo anatintsikia ny fitiavany.
13 Izany no ahafantarantsikia fa mitoetra eo anatiny isikia, ary Izy eo anatintsikia, satria nomeny antsikia ny avy amy ny Fanahiny.
14 Ary isikia nahita ka manambara, fa ny Ray efa naniraky ny Zanaka ho Mpamonjy izao tontolo izao.
15 Izay maneky fa Zanak' Andriamanitra Iesio, Andriamanitra mitoetra eo anatiny, ary izy eo anatin' Andriamanitra.
16 Ary efa fantatsikia, k' efa ninoantsikia ny fitiavan' Andriamanitra antsikia. Fitiavana Andriamanitra; ary izay mitoetra eo anaty fitiavana no mitoetra eo anatin' Andriamanitra, ary Andriamanitra eo anatiny.
17 Izany no ahatanterahany ny fitiavantsikia, mba hahazoantsikia fatokiana amy ny andro fitsarana; fa manahaka Azy isikia, raha eo aminy izao tontolo izao isikia.
18 Tsy manan-tahotra ny fitiavana: fa mahafa-tahotra ny fitiavan-tanteraka: fa mampahory ny tahotra. Fa tsy mbola tanteraka amy ny fitiavana izay matahotra.
19 Isikia tia Azy, satria efa tia antsikia taloha Izy.
20 Raha misy olona manao hoe, Izaho tia an' Andriamanitra, ka tsy tia ny rahalahiny, dia mpandaingia izy: f' izay tsy tia ny rahalahiny izay hitany, atao ahoana no itiavany an' Andriamanitra Izay tsy hitany?
21 Ary izany no didy efa azontsikia taminy, F' izay tia an' Andriamanitra tsy maitsy tia ny rahalahiny koa.

## TOKO V.

Terak' Andriamanitra izay rehetra mino f' Iesio no Kiraisity: ary izay rehetra tia Izay niteraka, no tia izay naterany koa.
2 Izany no ahafantarantsikia fa tiantsikia ireo zanak' Andriamanitra, raha tia an' Andriamanitra isikia, ka mitandriny ny didiny.
3 F' izany no fitiavana an' Andriamanitra, hitandremantsikia ny didiny: ary tsy mampahory ny didiny.
4 F' izay rehetra terak' Andriamanitra no mandresy izao tontolo izao: ary izany no fandresena izay mandresy izao tontolo izao, dia ny finoantsikia.
5 Iza no mandresy izao tontolo izao, afa tsy izay mino f' Iesio no Zanak' Andriamanitra?
6 Izy io no avy nombany ny rano sy ny ra, dia Iesio Kiraisity; tsy nombany ny rano hiany, fa ny rano sy ny ra. Ary ny Fanahy no manambara, satria marina ny Fanahy.
7 Fa misy telo izay manambara any andanitra, ny Ray, *sy* ny Teny, ary ny Fanahy Masina: ary iray hiany izy telo.
8 Ary misy telo izay manambara ety antany, ny Fanahy, sy ny rano, ary ny ra: ary iray hiany izy telo.
9 Raha mandray ny fanambarany ny olona isikia, lehibebe kokoa ny fanambaran' Andriamanitra: f' izany no fanambaran' Andriamanitra, izay nanambarany ny Zanany.
10 Izay mino matoky ny Zanak' Andriamanitra no manany ny fanambarana eo anatiny hiany: izay tsy mino an' Andriamanitra nampandaingia Azy; satria tsy mino ny fanambarana, izay nanambaran' Andriamanitra ny Zanany, izy.
11 Ary izany no fanambarana, f' efa nomen' Andriamanitra antsikia ny fiainana mandrakizay, ary eo anatiny ny Zanany izany fiainan' izany.
12 Izay manany ny Zanaka, no manampiainana; izay tsy manany ny Zanak' Andriamanitra no tsy manam-piainana.
13 Izany zavatr' izany no soratako ho aminareo izay mino ny anarany ny Zanak' Andriamanitra; mba ho fantatrareo fa manam-piainana mandrakizay hianareo, ary mba hinoanareo ny anarany ny Zanak' Andriamanitra.
14 Ary izany no fatokiantsikia Azy, fa, raha mangata-javatra isikia, araky ny sitrapony, dia mihaino antsikia Izy:
15 Ary raha fantatsikia fa mihaino antsikia Izy, na inona na inona no angatahintsikia, dia fantatsikia fa azontsikia izay nangatahintsikia taminy.

16 Raha misy olona mahita ny rahalahiny manao fahotana tsy mahafaty, dia aoka hangataka izy, ary Izy hanome azy fiainana, ho any izay tsy manota hahafaty. Misy ota mahafaty: tsy milaza aho fa hifona izany izy.
17 Ota ny tsi-fahamarinan-drehetra: ary misy ota tsy mahafaty.
18 Fantatsikia fa tsy manota izay rehetra terak' Andriamanitra; f' izay terak' Andriamanitra miaro-tena, ka tsy mahazo azy lehy ratsy.
19 Fantatsikia fa avy amin' Andriamanitra isikia, ary mandry eo aminy lehy ratsy izao tontolo rehetr' izao.
20 Ary fantatsikia fa tonga ny Zanak' Andriamanitra, k' efa nomeny antsikia ny fahalalana, mba ho fantatsikia Izay marina; ary isikia eo anatiny Izay marina, dia eo anatiny Iesio Kiraisity Zanany. Izy io no Andriamanitra marina sy fiainana mandrakizay.
21 Anaka, arovi-tena amy ny sampy hianareo. Amena.

---

NY EPISITOLY FAHAROA

NO SORATANY

# IÒANA APOSITOLY.

Ny loholona mamangy ny andriam-bavy voa fidy, ambany ny zanany, izay tiako marin-tokoa; ary tsy izaho hiany, f' izay rehetra mahalala ny teny marina koa;
2 Noho ny teny marina, izay mitoetra eo anatintsikia, ary ho amintsikia mandrakizay:
3 Ho anareo anie ny fahasoavana, fiantrana, fihiavanana, avy amin' Andriamanitra dia ny Ray, sy Iesio Kiraisity Tompo, Zanaky ny Ray, eo amy ny teny marina sy ny fitiavana.
4 Faly indrindra aho, raha nahita ny zanakao sasany mandeha araky ny teny marina, tahaky ny nandraisantsikia didy tamy ny Ray.
5 Ary mangataka aminareo ankehitriny aho, ry andriam-bavy, tsy toy ny manoratra aminao didy vaovao, f' izay nanananay hatramy ny taloha, aoky hifankatia isikia.
6 Ary izany no fitiavana, handehanantsikia araky ny didiny. Izany no didy, tahaky ny nandrenesanareo hatramy ny taloha, no mety halehanareo aminy izany.
7 Fa maro ny mpamitaka efa tonga taminy izao tontolo izao, izay tsy maneky fa tonga tamy ny nofo Iesio Kiraisity. Izy io no mpamitaka sy Mpanohi-Kiraisity.
8 Tandremo-tena hianareo, mba tsy ho very izay namonoanai-tena, fa mba handraisantsikia tamby tanteraka.
9 Izay rehetra manota, ka tsy mitoetra eo anatiny ny fampianarany Kiraisity, no tsy manana an' Andriamanitra. Izay mitoetra eo anatiny ny fampianarany Kiraisity, no manany ny Ray sy ny Zanaka.
10 Raha misy olona mankeo aminareo, ka tsy mitondra izany fampianaran' izany, aza mampandroso azy any an-trano, na miarahaba azy:
11 F' izay miarahaba azy, dia miombony ny ratsy nataony.
12 Manan-java-maro ho soratana ho aminareo aho, fa tsy tiako hatao amy ny taratasy aman-dranomainty izany; fa manantena hankeo aminareo aho, sy hiteny mifanatrikia, mba ho tanteraka ny fifaliantsikia.
13 Ireo zana-drahavavinao voa fidy, manao veloma aminao. Amena.

## NY EPISITOLY FAHATELO

NO SORATANY

# IÔANA APOSITOLY.

Ny loholona mamangy any Gaio ilehy malala, izay tiako marin-tokoa.

2 Ilehi-malala, mangataka aho mihoatra noho ny zava-drehetra, mba hambinina sy ho finaritra hianao, tahaky izay anambinany ny fanahinao.

3 Fa faly indrindra aho, rehefa tonga ireo rahalahy, ka nanambara ny teny marina izay eo anatinao, dia toy ny andehananao araky ny marina.

4 Tsy manana fifaliana aho mihoatra noho ny nandre izany, fa mandeha araky ny teny marina ny zanako.

5 Ilehi-malala, hianao manao marina izay rehetra ataonao, na amy ny rahalahy, na amy ny vahiny;

6 Izay nanambara ny fitiavanao teo anatrehany ny fiangonana: dia soa no hataonao, raha manatitra azy hianao, tahaky izay mahamendrikia an' Andriamanitra:

7 Satria lasa nandeha izareo noho ny anarany, ka tsy naka na inona na inona tamy ny Eteny.

8 Ary tokony handray ny toy izany isikia, mba ho mpiara-miasa amy ny teny marina isikia.

9 Nanoratra ho amy ny fiangonana aho: f' i Diotrefy, izay te-ho lehibe eo aminy, tsy mba mandray anay.

10 Koa aminy izany, raha tonga aho, dia ho tsaroviko izay asa ataony, fa miteny ratsy anay izy: ary tsy finaritra aminy izany hiany, fa tsy mandray ireo rahalahy izy, dia mandrara izay tia, ka mamoaka *azy* amy ny fiangonana.

11 Ilehi-malala, aza mianatry izay ratsy, f' izay tsara. Izay manao-tsara no avy amin' Andriamanitra: ary izay manao-ratsy tsy mba nahita an' Andriamanitra.

12 I Demetrio ankalazainy ny olon-drehetra sy ny teny marina koa: ary manambara izahay kosa, ary fantatrareo fa marina ny fanambaranay.

13 Manan-java-maro ho soratana aho, fa tsy tiako ho soratana aminao amy ny ranomainty sy ny fanoratana:

14 Fa manantena hahita anao faingiana hiany aho, dia hiteny hifanatrikia isikia. Ho anao anie ny fihiavanana. Ny sakaiza aty manao veloma aminao. Manava veloma amy ny sakaiza any, araky ny anarany.

---

## NY EPISITOLY

NO SORATANY

# IODA APOSITOLY ANY NY OLON-DREHETRA.

Ioda, mpanompo any Iesio Kiraisity, ary rahalahiny Iakôbo, mamangy izay efa hasinin' Andriamanitra Ray, sy efa tehirizina amy ny alalany Iesio Kiraisity, *ka* nantsoina:

2 Hampitomboina ho anareo anie ny fiantrana, sy fihiavanana, ary fitiavana.

3 Ry malala, raha nanao izay zotom-po rehetra hanoratra aminareo aho, hilaza ny famonjena antsikia rehetra, dia tokony ha-

noratra aminareo aho, hananatra *anareo* mba hiadianareo mafy hiaro ny finoana, izay nomena indrai-mandeha ho any ny olo-masina.

4 Fa misy olona sasany efa nandady mangingina, izay voa tendry fahiny ho aminy izany fitsaran' izany, dia olon-dratsi-fanahy, izay manova ny fahasoavan' Andriamanitsikia ho fahalotoana, ary mandà any Iesio Kiraisity Andrian-tokana, Andriamanitra, sy Tompontsikia.

5 Ary tiako hampahatsiaro anareo, na dia efa fantatrareo indrai-mandeha, ny famonjeny ny Tompo ny olona tamy ny tany Ejipity, ary fandringianany izay tsy nino, rehefa afak' izany.

6 Ary anjely izay tsy nitahiry ny voalohan-toetrany, fa nandao ny fonenany, efa hazoniny amy ny famatorana mandrakizay eo amy ny maizina, mandra-pihiaviny ny fitsarana amy ny andro lehibe :

7 Tahaky *ny nanavana* any Sodoma sy Gomora, ambany ireo tanàna manodidiny ireny, izay nijangajanga tahaky ireny, ka lasa nanaraky ny nofo hafahafa, dia atao ho fananarana, raha miaritry ny fampijaliany ny afo mandrakizay.

8 Toy izany koa, ireo mpanonofy ireo mandoto ny nofo, sy manaratsy ny fanapahana, ary miteny ratsy ny manam-boninahitra:

9 F' i Mikaela, ny lohany ny anjely, raha niady tamy ny devoly, ka nifanditry ny amy ny fatiny Môse, tsy sahy niteny ratsy *azy*, fa hoy izy, " Iehôvah anie hananatra anao."

10 F' ireo miteny ratsy izay zavatra tsy fantany : f' izay zavatra fantany araky ny fombany, tahaky ny biby tsy manan-tsaina, izany no andotoan-tena.

11 Mahita loza izareo ! f' efa nandeha tamy ny làlany Kaina izareo, ary efa nihiazakazaka fatratra hanaraky ny fahadisoany Balama hahazoan-tamby, ary efa very araky ny fanoherany Kôre izareo.

12 Tsiny ireo eo amy ny fanasana fifankatiavanareo, raha mihinana eo aminareo izareo, ka tsy matahotra ho leony : rahona tsy misy rano, entin-drivotra, ireo ; hazo malazo voa, izay tsy mamoa, indroa maty, voa fongotra ;

13 Alon-dranomasina mitopatopa, mamorivory ny fahamenarany ; kintana mifindrafindra, voa tahiry ho azy ny fahamaintisany ny maizina mandrakizay.

14 Ary Enôka kosa, ny fahafito mandimby any Adama, efa naminany ireny olon' ireny, ka nanao hoe, Indro, avy Iehôvah ambany ny masiny tsy omby iray alina,

15 Hitsara ny olon-drehetra, sy hampaneky ny olon-dratsi-fanahy rehetra, ny asa fanahi-ratsy rehetra izay nataony ny fanahin-dratsy, ary ny teny sarotra rehetra, izay nitenenany ny mpanota ratsi-fanahy hanohitra Azy.

16 Mpierina *sy* mpimonjomonjo ireo, mandeha araky ny filany ; ary ny vavany manao teny miavonavona, mandrobo olona mba hahazoana harena.

17 Fa, ry malala, tsarovy ny teny izay voa lazany ny apositoliny Iesio Kiraisity Tompontsikia fahiny ;

18 F' efa nilaza taminareo izareo, fa hisy mpaneso avy amy ny andro farany, mandeha araky ny filany ny fanahin-dratsy.

19 Ireo no mitokana ho azy, dia biby, tsy manany ny Fanahy.

20 Fa hianareo, ry malala, mitomboa amy ny finoanareo masin' indrindra, mivavaka eo amy ny Fanahy Masina ;

21 Ary tehirizo-tena eo anatiny ny fitiavan' Andriamanitra hianareo, miandry ny famindram-pony Iesio Kiraisity Tompontsikia ho fiainana mandrakizay.

22 Ary iantrao ny sasany, fa aza mba ampitovina izy rehetra :

23 Ary ny amy ny sasany, matahora fandroa tsy ho vonjy izareo, raha mamonjy *azy* amy ny afo hianareo ; ary halanareo ny lamba aza voa loto ny nofo.

24 Ary ho any Izay maharo anareo mba tsy ho lavo, ary hanolotra *anareo* tsy hanan-tsiny eo anoloany ny voninahiny amy ny fifalian' indrindra,

25 Ho an' Andriamanitra hendry hiany, Mpamonjy antsikia, ny voninahitra sy fahalehibezana, ny hery sy fanjakana anie, ankehitriny, ary mandrakizay mandrakizay. Amena.

# FANAMBARANA,

## VOA SORATRY IÔANA.

### TOKO I.

Ny Fanambarany Iesio Kiraisity, izay no-
men' Andriamanitra Azy, mba hasehony
amy ny mpanompony, izay zavatra tsy
maitsy ho tonga faingiana; dia naniraky
ny anjeliny hilaza *izany* aminy Iôana mpa-
nompony Izy.
2 Ary izy nanambara ny tenin' Andria-
manitra, sy ny filazana any Iesio Kiraisity,
ambany ny zavatra izay efa hitany.
3 Finaritra izay mamaky teny, sy izareo
izay mihaino ny teniny itoy faminanian'
itoy, ka mitandriny izay voa soratra eo
anatiny: fa antomotra ny andro.
4 IÔANA mamangy ny fiangonana fito
izay any Asia: ho anareo anie ny fahasoa-
vana sy fihiavanana, avy aminy Izay an-
kehitriny, sy lasa, ary ho avy; ary avy
amy ny fanahy fito izay eo anoloany ny
lapany;
5 Ary avy aminy Iesio Kiraisity, dia ny
vavolombelona marina, *sy* ny lahi-matoa
tamy ny maty, ary ny lohany ny mpan-
jaka amy ny tany. Ho any Izay efa tia
antsikia, ary efa nanoza ny fahotantsikia teo
anatiny ny rany,
6 Ary efa nanao antsikia ho mpanjaka sy
ho mpisoron' Andriamanitra, Rainy; ho
Azy anie ny voninahitra sy fanjakana,
mandrakizay mandrakizay. Amena.
7 Indro, avy mitaingin-drahona Izy; ary
ny maso rehetra hahita Azy, dia izay nan-
defona Azy: ary hitomany Azy ny firenen-
drehetra eo ambony ny tany. Eny, Amena.
8 Izaho no Alifa sy Omega, ny voalohany
sy ny farany, hoy ny Tompo, Izay ankehi-
triny, sy lasa, ary ho avy, dia ny Tsi-toha.
9 Izaho Iôana, rahalahinareo, sy nama-
nareo eo amy ny fahoriana, sy ny fanja-
kana, ary ny faharetany Iesio Kiraisity, tato
anosy izay atao hoe, i Patimo, noho ny
tenin' Andriamanitra sy ny fanambarana
any Iesio Kiraisity.
10 Nanany ny Fanahy tamy ny androny
ny Tompo aho, ka nandre feo mahery teo
ivohoko, toy ny an-trompetra,
11 Manao hoe, Izaho no Alifa sy Omega,
ny voalohany sy ny farany, ary, Soraty eo
amy ny boky izay zavatra hitanao, ka
ampitondray *izany* ho any ny fiangonana
fito, izay any Asia, dia ho any Efeso,
ary ho any Simirina, ary ho any Perigamo,
ary ho any Tiateira, ary ho any Sarideisa,
ary ho any Filadelifia, ary ho any Lao-
dikeia.
12 Dia nihiodina aho, hizaha ny feo izay
niteny tamiko. Ary rehefa nihiodina, dia
nahita fitoeran-jiro volamena fito aho.
13 Ary teo afovoany ny fitoeran-jiro fito,
*nisy* anankiray tahaky ny Zanak' olona,
nitafy lamba hatrany amy ny tongony, ary
nisikina fisikinam-bolamena tamy ny tra-
trany.
14 Ary fotsy ny lohany sy ny volony, toy
ny volon' ondry fotsy, toy ny oram-panala,
ary ny masony toy ny lel'afo;
15 Ary ny tongony tahaky ny varahina
manganohano, toa voa dio teo amy ny
fandrendrehana; ary ny feony toy ny firo-
hondrohony ny rano be;
16 Ary nitana kintana fito teny an-tànany
ankavanana Izy, ary ny vavany namoaka
sabatra miroa-lela maranitra: ary ny tare-
hiny nanahaky ny masoandro mamirapira-
tra amy ny heriny:
17 Ary raha nahita Azy aho, dia nianko-
hoka teo amy ny tongony aho toy ny maty.
Ary nanendry ahy ny tànany ankavanana,
ka hoy Izy tamiko, Aza matahotra; Izaho
no voalohany, sy farany, ary velona;
18 Ary efa maty Aho; ary, indro, velona
Aho mandrakizay mandrakizay, Amena:
ary Izaho manany ny fanalahidiny ny fiai-
nan-tsi-hita sy ny fahafatesana.
19 Soraty izay zavatra efa hitanao, sy izay
zavatra ankehitriny, ary izay zavatra ho
avy rahatrizay;
20 Ny filazany ny hevitry ny kintana fito
izay efa hitanao teny an-tànako ankavanana,
sy ny fitoeran-jiro volamena fito. Ny kin-
tana fito, dia ny anjeliny ny fiangonana fito;
ary ny fitoeran-jiro fito izay efa hitanao, dia
ny fiangonana fito.

## TOKO II.

Soraty ho amy ny anjeliny ny fiangonana,
izay any Efeso; Izany no lazainy Izay mi-
tana ny kintana fito eny an-tànany ankava-
nana, Izay mandeha eo afovoany ny fitoe-
ran-jiro volamena fito:
2 Fantatro ny asanao, sy ny famonoanao-
tena, ary ny faharetanao, ary ny tsi-fitia-
vanao izay manao ratsy: ary hianao efa
nizaha-toetry izay manao hoe, fa apostoly
izareo, kanjo tsi-izy, ary efa hitanao fa
mpandaingia izareo:
3 Ary nandefitra hianao, ary manana fa-
haretana, ary nikieli-aina noho ny anarako,
ka tsy reraka, hianao.
4 Kanefa manan-teny aminao Aho, f' efa
niala tamy ny fitiavanao voalohany hianao.
5 Ary, tsarovy fa avy taiza no lavo hia-
nao, dia mibebaha, ka atavy ny asa voalo-
hany; fandroa hankeo aminao faingiana
Aho, ka hamindra ny fitoeran-jironao amy
ny fitoerany, raha tsy hibebaka hianao.
6 Fa manany izany hianao, fa halanao ny
asany ny zana-Nikolao, izay halako koa.
7 Izay manan-tsofina, aoky izy hihaino
izay no lazainy ny Fanahy amy ny fiango-
nan-drehetra; Izay mandresy homeko hi-
hinany ny avy amy ny hazon' aina, izay
eo anatiny Paradeison' Andriamanitra.
8 Ary soraty ho amy ny anjeliny ny fian-
gonana, izay any Simirina; Izany no la-
zainy ny Voalohany sy ny Farany, Izay
efa maty, k'efa velona:
9 Fantatro ny asanao, sy ny fahorianao,
ary ny alahelonao, (fa manan-karena hia-
nao,) ary *fantatro* ny fanompana ataony
izay manao hoe, fa olon-Iodaia izareo,
kanjo tsi-izy, fa sonagôgy any Satana.
10 Aza matahotra akory izay zava-
tra hiaretanao: indro, ny devoly hanary
anareo sasany ho any an-trano-maizina,
mba hizaha-toetra anareo; ary hanam-
pahoriana hafoloan' andro hianareo: ma-
zotoa mandra-pahafaty, dia homeko anao
ny satro-boninahitra fiainana.
11 Izay manan-tsofina, aoky izy hihaino
izay no lazainy ny Fanahy amy ny fiango-
nan-drehetra; Izay mandresy tsy ho voany
ny fahafatesana faharoa
12 Ary soraty ho amy ny anjeliny ny
fiangonana, izay any Perigamo; Izany no
lazainy Izay manany ny sabatra miroa-lela
maranitra:
13 Fantatro ny asanao, sy izay itoeranao,
dia izay itoerany ny lapany Satana: ary
hianao mitana mafy ny anarako, ka tsy
nandà ny finoana Ahy, dia taminy izay
andro izay *niaretany* Antipa vavolombeloko
marina, izay no vonoina teo aminareo, izay
itoerany Satana.
14 Kanefa manan-teny kely aminao Aho,
fa hianao manany izay mitana ny fampia-
narany Balama, izay nampianatra any Ba-
laka hanisy fahatafintohinana eo alohany
ny zanaky Isiraely, hihinanany izay zava-
tra aterina ho any ny sampy, sy hanavany
filan-dratsy.
15 Dia toy izany koa no ananaanao izay
mitana ny fampianarany ny zana-Nikolao,
izay zavatra halako.
16 Mibebaha; fandroa hankeo aminao
faingiana Aho, ka hamely azy amy ny sa-
batry ny vavako.
17 Izay manan-tsofina, aoky izy hihaino
izay no lazainy ny Fanahy amy ny fiango-
nan-drehetra; Izay mandresy homeko hi-
hinany ny mana miafina, dia homeko azy
vato fotsy, ary voa soratra eo amy ny vato
anaram-baovao, izay tsy fantatr' olona, afa
tsy izay mandray *izany*.
18 Ary soraty ho amy ny anjeliny ny
fiangonana, izay any Tiateira; Izany no
lazainy ny Zanak' Andriamanitra, Izay
manana maso toy ny lel'afo, ary ny ton-
gony tahaky ny varahina manganohano:
19 Fantatro ny asanao, sy ny fitiavanao,
sy ny fanompoanao, sy ny finoanao, ary ny
faharetanao, sy ny asanao; ary ny farany
dia bebe kokoa noho ny voalohany.
20 Kanefa manan-teny kely aminao Aho,
fa hianao nandefitry lehy vehivavy Ieza-
bela, izay manao azy ho mpaminani-vavy,
hampianatra sy hanoloky ny mpanompoko
hanao filan-dratsy, sy hihinan-javatra ate-
rina ho any ny sampy.
21 Ary nomeko azy andro hibebahany
ny filan-dratsiny; fa tsy nety nibebaka izy.
22 Indro, hariako izy ho amy ny fan-
driana, ary izay mijangajanga aminy, ho
amy ny fahorian-dehibe, raha tsy hibebaka
amy ny asany izareo.
23 Ary ho vonoiko ny zanany amy ny
fahafatesana; ary ny fiangonan-drehetra
hahalala f' Izaho no mandiniky ny voa sy
ny fo: ary Izaho hanome anareo rehetra
araky ny asanareo.
24 Fa milaza aminareo aho, sy aminy izay

sisa any Tiateira, izay tsy manany izany
fampianaran' izany, ary izay tsy nahalala
ny halalinan-tsainy Satana, araky izay no
lazainy ireo; Tsy hasiako entan-kafa ho
entinareo.
25 F' izay anananareo, tano mafy mandra-
pihiaviko.
26 Ary izay mandresy, ka mitandriny ny
asako hatramy ny farany, dia homeko azy
fahefana amy ny firenen-tsamihafa:
27 Ary hanjaka azy amy ny hanja-by izy;
dia ho torotoroina toy ny vilany tany
izareo; dia araky izay efa raisiko tamy ny
Raiko.
28 Ary homeko azy ny fitarik' andro.
29 Izay manan-tsofina, aoky izy hihaino
izay no lazainy ny Fanahy amy ny fiango-
nan-drehetra.

## TOKO III.

ARY soraty ho amy ny anjeliny ny fiango-
nana, izay any Saridesy; Izany no lazainy
Izay manany ny fanahy fito an' Andriama-
nitra, sy ny kintana fito: Fantatro ny asa-
nao, fa manana anarana fa velona hianao,
kanjo maty hiany.
2 Miambena, ka mampitoera izay zava-
tra mitoetra, izay efa ho faty: fa tsy hi-
tako fa tanteraka ny asanao eo anatrehan'
Andriamanitra.
3 Ary tsarovy ny nandraisanao ama-nan-
drenesanao, dia tano mafy, ka mibebaha.
Ary raha tsy hiambina hianao, dia hankeo
aminao Aho toy ny mpangalatra, ka tsy
ho fantatrao izay andro hihiaviako any
aminao.
4 Hianao manana anarana vitsy any Sa-
ridesy aza, izay tsy mbola nandoto ny fita-
fiany; ary izareo handehandeha hiaraka
amiko mitafy lamba fotsy; satria mendriky
*izany* izareo.
5 Izay mandresy no hakanjoin-damba
fotsy; ary tsy hamono ny anarany eo amy
ny boky fiainana Aho, fa haneky ny ana-
rany eo anatrehany ny Raiko, sy eo anatre-
hany ny anjeliny.
6 Izay manan-tsofiina, aoky izy hihaino
izay no lazainy ny Fanahy amy ny fiango-
nan-drehetra.
7 Ary soraty ho amy ny anjeliny ny fian-
gonana, izay any Filadelifia; Izany no
lazainy Izay masina, Izay marina, Izay
manany "ny fanalahidiny Davidy, Izay
mamoha, ka tsy misy maharindrina; ary
mandrindrina, ka tsy misy mahavoha;"
8 Fantatro ny asanao: indro, efa nasiako
varavarana nivoha teo anatrehanao, ka tsy
misy maharindriny izany; satria kely ny
herinao, ary efa nitandriny ny teniko hia-
nao, ka tsy mba nandà ny anarako.
9 Indro, ny amy ny sonagôgy any Satana,
izay manao hoe fa olon-Iodaia izareo, kanjo
tsi-izy, fa mandaingia; indro, Izaho ham-
pihiavy azy hivavaka eo anoloany ny ton-
gotrao, ary hampahafantatra azy f' efa tia
anao Aho.
10 Satria efa nitandriny ny teniny ny
faharetako hianao, dia harovako hianao kosa
amy ny androny ny fakam-panahy, izay efa
hanjo izao tontolo izao, mba hizaha-toetry
izay monina eo ambony ny tany.
11 Indro, avy faingiana Aho: tano mafy
izay anananao, mba tsy halain' olona ny
satro-boninahitrao.
12 Izay mandresy hataoko andry eo amy
ny tempolin' Andriamanitro, ary tsy hi-
voak' intsony izy: ary hanoratry ny ana-
ran' Andriamanitro eo aminy Aho, sy ny
anarany ny tanànan' Andriamanitro, dia
Ieriosalema vaovao, izay midina avy any
an-danitra amin' Andriamanitro: ary *ha-
noratry* ny anarako vaovao *eo aminy
Aho.*
13 Izay manan-tsofina, aoky izy hihaino
izay no lazainy ny Fanahy amy ny fiango-
nan-drehetra.
14 Ary soraty ho amy ny anjeliny ny
fiangonana, izay any Laodikeia; Izany no
lazainy ny Amena, ny vavolombelona ma-
hatoky, ary marina, dia ny lohany izao ton-
tolo izao izay nasian' Andriamanitra;
15 Fantatro ny asanao, fa tsy mangatsiaka
na mafana hianao: aleoko hangatsiaka, sa
hafana, hianao.
16 Ary izany, satria matimaty hianao,
ka tsy mangatsiaka na mafana, dia efa ha-
loaviny ny vavako hianao.
17 Satria hoy hianao, Manan-karena aho,
dia nitombo fananana, ka mitsaha-pilana
aho; ary tsy fantatrao fa ory, sy ma-
hantra, sy malahelo, sy jamba, ary mitan-
jaka hianao;
18 Dia mananatra anao Aho hividy amiko
volamena voa zaha-toetra tamy ny afo, mba
hanan-karena hianao; ary lamba fotsy, mba
ho tafinao, ary mba tsy hisehoany ny he-
natry ny fitanjahanao; ary hosory ny

masonao amy ny odi-maso, mba hahiratanao.

19 Izay tiako no anariko sy faizako: ary mazotoa, ka mibebaha hianao.

20 Indro, mijanona eo am-baravarana Aho, ka mandondona: raha hisy olona hihaino ny feoko, ka hamoha ny varavarana, dia hiditra eo aminy Aho, ka hisakafo aminy, ary izy amiko.

21 Izay mandresy, dia homeko hipetraka ato amiko eo ambony ny lapako, dia tahaky ny nandreseko kosa sy nipetrahako tato amy ny Raiko tambony ny lapany.

22 Izay manan-tsofina, aoky izy hihaino izay no lazainy ny Fanahy amy ny fiangonan-drehetra.

## TOKO IV.

Rehefa afak' izany, dia nijery aho, ary, indro, varavarana nivoha tany an-danitra: ary ny feo voalohany izay efa reko, nanahaky ny an-trompetra miteny amiko; izay nanao hoe, Miakara aty, ary izaho haneho anao izay tsy maitsy ho avy rahatrizay.

2 Ary miarakaminizay, dia voa tsindriny ny Fanahy aho: ary, indro, lapa nampitoerina tany an-danitra, ary anankiray nipetraka teo ambony ny lapa.

3 Ary ny tarehiny izay nipetraka, nanahaky ny vato-iasipy sy saridio: ary *nisy* avana nanodidiny ny lapa, nanahaky ny fisehoan' emeralida.

4 Ary *nisy* fipetrahana efatra amby roapolo nanodidiny ny lapa: ary efa hitako loholona efatra amby roa-polo mipetraka eo aminy ireo fipetrahana, mitafy lamba fotsy; ary nisatro-boninahi-bolamena ny lohany.

5 Ary tamy ny lapa nivoahana helatra, sy kotrokorana, ary feo maro: ary *nisy* jiro fito nirehitra teo anoloany ny lapa, fanahy fito an' Andriamanitra ireny.

6 Ary *nisy* teo anoloany ny lapa ranomasim-pitaratra, nanahaky ny vato-sanga: ary *nisy* teo afovoany ny lapa, ary nanodidiny ny lapa, zava-manan' aina efatra, feno maso eo anoloany sy eo ivohony;

7 Ary ny zava-manan' aina voalohany nanahaky ny liôna, ary ny zava-manan' aina faharoa nanahaky ny zanak' omby, ary ny zava-manan' aina fahatelo nanan-tavan' olona, ary ny zava-manan' aina fahefatra nanahaky ny voromahery manidina.

8 Ary ny zava-manan' aina efatra nanan' elatra enina avy manodidina: ary feno maso eo anatiny: ary tsy mitsahatra andro aman' alina izareo, manao hoe, Masina, masina, masina, Tompo, Andriamanitra Tsi-toha, Izay lasa, sy ankehitriny, ary ho avy.

9 Ary raha manome voninahitra, sy laza, ary fisaorana, ireny zava-manan' ain' ireny, ho any Izay mipetraka eo ambony ny lapa, Izay velona mandrakizay,

10 Dia miankohoka ny loholona efatra amby roa-polo eo anatrehany Izay mipetraka eo ambony ny lapa, ary mivavaka aminy Izay velona mandrakizay, dia manala ny satro-boninahiny eo anoloany ny lapa, ka manao hoe,

11 Hianao, Tompoko, mendrikia handray voninahitra, sy laza, ary hery: fa Hianao no nanisy ny zava-drehetra, ary ny sitraponao no nanisiana sy nanavany izany.

## TOKO V.

Ary nahita aho teo an-tànan' ankavanany Izay nipetraka teo ambony ny lapa, boky misoratra eo anatiny sy eo ivohony, voa petaka tamy ny loko fametahana fito.

2 Ary nahita anjely mahery aho, miantso amy ny feo mahery hoe, Iza no tokony hanokatry ny boky, sy hameraky ny fametahany?

3 Ary tsy nisy tany an-danitra, na tany an-tany, na tany ambany ny tany, nahasokatry ny boky, na nahajery izany.

4 Ary nitomany dia nitomany aho, satria tsy hita izay tokony hanokatra sy hamakiteniny ny boky, na hijery izany.

5 Ary anankiray amy ny loholona nanao tamiko hoe, Aza mitomany: indro, ny Liôna avy amy ny fireneny Ioda, ny Fakany Davidy, efa nahasokatry ny boky, ka nahaveraky ny fametahany fito.

6 Ary nijery aho, ary, indro, nijanona teo anelanelany ny lapa sy ny zava-manan' aina efatra, ary ny loholona, zanak' ondry tahaky izay voa vono, manantandroka fito sy maso fito, fanahy fito an' Andriamanitra, nirahina hankany amy ny ny tany rehetra, ireny.

7 Ary Izy nandeha, ka naka ny boky tamy ny tànan' ankavanany Izay nipetraka teo ambony ny lapa.

8 Ary rehefa nalainy ny boky, dia niankohoka ny zava-manan' aina efatra, sy ny

oholona efatra amby roa-polo, teo anatrehany ny Zanak' ondry, samy manana lokanga sy lovia volamena avy izy rehetra, feno zava-manitra, vavaka ataony ny olomasina izany.
9 Ary nihira fihiram-baovao izareo, ka nanao hoe, Hianao tokony haka ny boky, sy hameraky ny fametahany: fa voa vono Hianao, ary ny ranao no nanavotanao anay ho an' Andriamanitra, tamy ny fokom-pirenen-drehetra, sy teny, sy olona, ary firenena maro;
10 Ary efa nanao anay Hianao ho mpanjaka sy mpisoron' Andriamanitray: ary hanjaka ambony ny tany izahay.
11 Ary nijery aho, dia nandre ny feony ny anjely maro manodidiny ny lapa, sy ny zava-manan' aina, ary ny loholona: ary ny isany dia alin' alina sy arivo-arivo;
12 Manao amy ny feo mahery hoe, Ny Zanak' ondry Izay voa vono tokony handray faharezana, sy harena, sy fahendrena, sy hery, sy laza, sy voninahitra, ary saotra.
13 Ary ny zava-manan' aina rehetra izay any an-danitra, sy izay aty ambony ny tany, sy izay ambany ny tany, ary izay any an-dranomasina, ambany izay rehetra eo anatiny, efa reko samy manao hoe, Ho any Izay mipetraka eo ambony ny lapa, sy ny Zanak' ondry, homen-tsaotra, sy laza, sy voninahitra, ary hery, mandrakizay mandrakizay, anie.
14 Ary hoy ny zava-manan' aina efatra, Amena. Ary ny loholona efatra amby ny roa-polo dia niankohoka, ka nivavaka taminy Izay velona mandrakizay mandrakizay.

## TOKO VI.

Ary nahita aho, rehefa nameraky ny fametahana voalohany ny Zanak' ondry, ary efa reko anankiray amy ny zava-manan' aina efatra, tahaky ny fikiotrokotroky ny kotrokorana, manao hoe, Avia àry hizaha.
2 Ary nahita aho, ary indro soavaly fotsy: ary izay nitaingina azy nanan-tsipikia; ary nomena azy satro-boninahitra: ary nandeha mandresy sy handresy izy.
3 Ary rehefa nameraky ny fametahana faharoa Izy, dia nandre aho, ny zava-manan' aina faharoa manao hoe, Avia àry hizaha.
4 Dia nivoaka soavaly hafa koa, izay mena: ary nomena izay nitaingina *azy* hery hanesotra fihiavanana amy ny tany, ary hampifamono ny olona: ary nomena azy sabatra lehibe.
5 Ary rehefa nameraky ny fametahana fahatelo Izy, dia nandre aho, ny zava-manan' aina fahatelo manao hoe, Avia àry hizaha. Ary nijery aho, ary, indro, soavaly mainty; ary izay nitaingina azy nitondra mizana teny an-tànany.
6 Ary nandre feo aho, teo afovoany ny zava-manan' aina efatra, manao hoe, Varivato eran-tanan' ila, dia sikiajy, ary rojo telon-tanan' ila, dia sikiajy; ary aza manimba ny solikia na ny divay hianao.
7 Ary rehefa nameraky ny fametahana fahefatra Izy, dia nandre aho, ny zava-manan' aina fahefatra manao hoe, Avia àry hizaha.
8 Ary nahita aho, ary, indro soavaly hatsatra, ary ny anarany izay nitaingina azy atao hoe, Fahafatesana, ary ny Fiainan-tsihita nomba azy. Ary nomena ireny hery tamy ny fahefatry ny tany, hamono amy ny sabatra, sy mosary, sy aretin-dratsy, sy biby eo amy ny tany.
9 Ary rehefa nameraky ny fametahana fahadimy Izy, dia nahita aho teo ambany ny fivoadiana ny fanahiny izay voa vono noho ny tenin' Andriamanitra, sy ny fanambarana izay efa hazoniny.
10 Ary izareo niantso tamy ny feo mahery, manao hoe, Tompoko, masina ary marina, manao ahoana no ahelany ny tsy hitsaranao sy hamalianao ny ranay aminy izay mitoetra eo ambony ny tany?
11 Ary samy nomena lamba fotsy avy izy rehetra; ary voa laza taminy mba hitsahatra kely, mandra-pahatanteraky *ny isany* ny miara-manompo aminy, sy ireo rahalahiny, izay ho vonoina tahaka azy koa.
12 Ary nahita aho, rehefa nameraky ny fametahana fahenina Izy, ary indro, nisy fihiorohoron-dehibe tamy ny tany; ary nihiamainty ny masoandro tahaky ny volo fisaonana, ary nody toy ny ra ny volana.
13 Ary latsaka ny kintana an-danitra tamy ny tany, toy ny hazo voara manintsany ny voarany manta, raha hetsikietsehiny ny rivotra mahery iny.
14 Dia lasa ny lanitra tahaky ny taratasy voa horona, ary ny tendrombohitra sy ny nosy rehetra dia nifindra tamy ny fitoerany.
15 Ary ny mpanjaka amy ny tany, sy ny

olom-baventy, sy ny mpanan-karena, sy ny
mpifehy lehibe, sy ny lehilahy mahery, sy
ny andevo rehetra, ary ny tsi-andevo rehe-
tra, dia niery tany an-dava-tany sy tany
am-batolampy an-tendrombohitra;
16 Ary hoy izareo tamy ny tendrombo-
hitra sy ny vatolampy, Mianjera aminay,
ary manafena anay amy ny tavany Izay
mipetraka eo ambony ny lapa, ary amy ny
fahatezerany ny Zanak' ondry:
17 Fa tonga ny andro lehibe ahatezerany;
ary iza no mahajanona?

## TOKO VII.

Ary rehefa afak' izany, dia nahita anjely
efatra mijanona eo amy ny vazan-tany efa-
tra aho, mihiazony ny rivotra efatra amy
ny tany, mba tsy hitsioka ny rivotra amy
ny tany, na amy ny ranomasina, na amy
ny hazo akory aza.
2 Ary nahita anjely hafa koa aho, mia-
katra any atsinanana, manany ny fameta-
han' Andriamanitra mahavelona; ary izy
niantso, tamy ny feo mahery, ny anjely efa-
tra, izay efa nandray *hery* handratry ny
tany sy ny ranomasina,
3 Manao hoe, Aza mandratry ny tany, na
ny ranomasina, na ny hazo, mandra-pame-
takay ny mpanompo an' Andriamanitsikia
amy ny handriny.
4 Ary nandre ny isany izay voa petaka
aho: efatra arivo amby efatra alina amby
iray hetsy no voa petaka avy tamy ny
fireneny ny zanaky Isiraely rehetra.
5 Avy tamy ny fireneny Ioda, roa arivo
amby iray alina no voa petaka. Avy
tamy ny fireneny Riobena, roa arivo amby
iray alina no voa petaka. Avy tamy ny fire-
neny Gada, roa arivo amby iray alina no
voa petaka.
6 Avy tamy ny fireneny Asera, roa arivo
amby iray alina no voa petaka. Avy tamy
ny fireneny Nafitalay, roa arivo amby iray
alina no voa petaka. Avy tamy ny fireneny
Manase, roa arivo amby iray alina no voa
petaka.
7 Avy tamy ny fireneny Simeôna, roa
arivo amby iray alina no voa petaka. Avy
tamy ny fireneny Levy, roa arivo amby
iray alina no voa petaka. Avy tamy ny
fireneny Isakara, roa arivo amby iray alina
no voa petaka.
8 Avy tamy ny fireneny Zabiolôna, roa
arivo amby iray alina no voa petaka. Avy
tamy ny fireneny Iôsefa, roa arivo amby
iray alina no voa petaka. Avy tamy ny
fireneny Beniamina, roa arivo amby iray
alina no voa petaka.
9 Rehefa afak' izany, dia nahita aho, ary,
indro, olona maro be, izay tsy azo isain'
olona, avy tamy ny firenen-drehetra, sy ny
fokom-pirenena, sy ny olona, ary ny teny
samihafa, nijanona teo anoloany ny lapa, ary
teo anatrehany ny Zanak' ondry, nitafy
lamba fotsy, ary nisy sampan-drofia tany
an-tànany;
10 Dia niantso tamy ny feo mahery iza-
reo, ka nanao hoe, Famonjena anie ho
an' Andriamanitray, Izay mipetraka eo am-
bony ny lapa, ary ho any ny Zanak' ondry.
11 Ary ny anjely rehetra nijanona ma-
nodidiny ny lapa, sy ny loholona, ary ny
zava-manan' aina efatra, dia niankohoka teo
anoloany ny lapa, ka nivavaka tamin' An-
driamanitra,
12 Manao hoe, Amena: Fiderana, sy vo-
ninahitra, sy fahahendrena, sy fisaorana, sy
laza, sy hery, ary faharezana, anie, ho an'
Andriamanitray, mandrakizay mandrak-
zay. Amena.
13 Ary anankiray amy ny loholona na-
maly, ka nanao tamiko hoe, Iza moa ireo
mitafy lamba fotsy? ary avy taiza ireo?
14 Ary hoy izaho taminy, Tompoko, hia-
nao no mahalala. Ary hoy izy tamiko
kosa, Ireo no avy tamy ny fahorian-dehibe,
ary ny lambany no sasany, ary ny lambany
no fotsiny tamy ny rany ny Zanak' ondry.
15 Satria izany, dia mitoetra eo anoloany
ny lapan' Andriamanitra izareo, ka ma-
nompo Azy andro aman' alina eo amy ny
tempoliny: ary Izay mipetraka eo ambony
ny lapa hitoetra eo aminy.
16 Tsy ho noan' intsony, na hangetaheta
intsony izareo; ary tsy haninona azy ny
masoandro, na ny mafana akory.
17 Fa ny Zanak' ondry Izay eo afovoany
ny lapa hamahana azy, ary hitondra azy ho
amy ny loharano velona: ary ho fafan' An-
driamanitra ny ranomaso rehetra amy ny
masony.

## TOKO VIII.

Ary rehefa nameraky ny fametahana faha-
fito Izy, dia nangina ny any an-danitra
tokony ho an-tsasaky ny ora.
2 Ary efa hitako ny anjely fito, izay ni-

janona teo anatrehan' Andriamanitra; ary trompetra fito nomena azy.
3 Ary anjely hafa koa nankany, ka nijanona teo anilany ny fivoadiana, manan-dovia volamena; ary nomena azy zava-manitra betsaka, hanaterany *izany* ambany ny vavaky ny olo-masin-drehetra eo ambony ny fivoadiam-bolamena, izay teo anoloany ny lapa.
4 Ary ny etony ny zava-manitra, izay avy tamy ny tànany ny anjely, ambany ny vavaky ny olo-masina, niakatra ho eo anatrehan' Andriamanitra.
5 Ary ny anjely naka ny lovia, dia nameno izany tamy ny afony ny fivoadiana, ka natsipiny tamy ny tany: ary maro ny feo, sy ny kotrokorana, sy ny helatra, ary ny horohoron-tany.
6 Ary ny anjely fito izay nanany ny trompetra fito, dia niomana hampaneno.
7 Ary ny anjely voalohany nampaneno, dia nisy havandra, sy afo, mihiaroharo ra, ka nalatsaka tamy ny tany izany: ary may ny fahatelony ny hazo, ary may ny ahi-maitso rehetra.
8 Ary ny anjely faharoa nampaneno, dia natsipy tany an-dranomasina toy ny tendrombohitra lehibe mirehitra: ary nody ra ny fahatelony ny ranomasina;
9 Ary maty ny ampahatelony ny zavamiaina teo an-dranomasina; ary simba ny fahatelony ny sambo.
10 Ary ny anjely fahatelo nampaneno, dia nirehitra kintan-dehibe toy ny fanilo, ka latsaka tany an-danitra; dia latsaka tamy ny ampahatelony ny ony, ary tamy ny loharano, izany;
11 Ary ny anarany ny kintana atao hoe, Zava-mangidy: dia nangidy ny fahatelony ny rano; ary matiny ny rano ny olona maro, satria efa nangidy izany.
12 Ary ny anjely fahefatra nampaneno, dia maty ny fahatelony ny masoandro, sy ny fahatelony ny volana, ary ny fahatelony ny kintan-drehetra; dia maizina ny fahatelony, ary tsy nazava ny fahatelony ny andro, ary mba toy izany koa ny alina.
13 Dia nahita aho, ka nandre anjely, izay nanidina teo afovoany ny lanitra, manao amy ny feo mahery hoe, Mahita loza, mahita loza, mahita loza izay monina eo ambony ny tany, noho ny fanenony ny trompetry ny anjely telo hafa, izay efa hampaneno!

## TOKO IX.

Ary ny anjely fahadimy nampaneno, dia efa hitako kintana latsaka tany an-danitra ho amy ny tany: ary ny fanalahidiny ny lavaka tsi-hita-noanoa nomena azy.
2 Ary nanokatry ny lavaka tsi-hita-noanoa izy, dia niakatra setroka tamy ny lavaka toy ny setroky ny fitanehan-dehibe, ary maizina ny masoandro sy ny habakabaka noho ny setroky ny lavaka.
3 Ary valala maro nivoaka tamy ny setroka hankany amy ny tany: ary nomena azy hery tahaky ny hery no ananany ny mambambohitra amy ny tany.
4 Ary voa didy izareo, mba tsy hanimba ny ahitra amy ny tany, na zava-maitso, na hazo akory; fa ny olona hiany izay tsy manany ny fametahan' Andriamanitra amy ny handriny.
5 Ary nomena azy mba tsy ho vonoiny ireny, fa hampahorina dimy volana: ary ny fampahoriany nanahaky ny fampahoriany ny mambambohitra raha manekitr' olona izy.
6 Ary hitady fahafatesana ny olona aminy izany andro izany, ary tsy hahita izany izareo; ary haniry ho maty, ary hanalavitra azy ny fahafatesana.
7 Ary ny endriky ny valala nanahaky ny soavaly namboarina hiady; ary *nisy* teo ambony ny lohany nanahaky ny satro-bolamena, ary ny tavany nanahaky ny tavan' olona.
8 Ary nanam-bolo tahaky ny volom-behivavy izareo, ary ny nifiny nanahaky ny andiôna.
9 Ary nanam-piarovan-tratra izareo tahaky ny fiarovan-tratra-vy; ary ny fikiopakopaky ny elany nanahaky ny fikiotrokotroky ny fiara-kodia nentin-tsoavaly maro miriotra hiady.
10 Ary nanan-drambo tahaky ny mambambohitra izareo, ary nisy zava-manekitra teo an-drambony: ary nanan-kery dimy volana handratry ny olona izareo.
11 Ary nana-mpanjaka izareo hanapaka azy, dia ny anjeliny ny lavaka tsi-hita-noanoa, ny anarany amy ny teny Hebirio, i Abadôna, ary amy ny teny Girikia, i Apoliôna no anarany.
12 Lasa ny loza anankiray; indro, efa ho avy ny loza roa hafa koa, rehefa afak' izany.
13 Ary ny anjely fahenina nampaneno,

dia efa reko feo avy tamy ny tandroka
efatra amy ny fivoadiam-bolamena, izay
teo anatrehan' Andriamanitra,
14 Manao amy ny anjely fahenina izay na-
nany ny trompetra hoe, Alefao ny anjely efa-
tra izay mifatotra any Eofiraty, ony lehibe.
15 Dia nalefa ny anjely efatra izay nam-
boarina hamono ny fahatelony ny olona,
tamy ny ora, sy andro, sy volana, ary
taona.
16 Ary ny isany ny miaramilan-tsoavaly,
dia roa alin' alina, ary nandre ny isany aho.
17 Ary izany nahitako ny soavaly teo
amy ny fahitana, ambany izay nitaingina
azy, manam-piarovan-tratra tahaky ny afo,
sy mena soratra, ary tahaky ny solifara:
ary ny lohany ny soavaly nanahaky ny lo-
han-diôna; ary namoaka afo, sy setroka, ary
solifara, ny vavany.
18 Ireo telo ireo, ny afo, sy ny setroka, ary
ny solifara, izay navoaky ny vavany, no na-
monoany ny fahatelony ny olona.
19 Fa ny herin-*tsoavaly* eo amy ny va-
vany sy ny rambony: fa ny rambony ma-
nahaky ny menarana, ka manan-doha maro,
ary ireny no andratany *ny olona*.
20 Ary ny olona sisa izay tsy matiny ireny
fampahorian' ireny, tsy mba nibebaka no-
ho ny asany ny tànany, fa mbola nivavaka
ḥiany tamy ny fanahin' olo-maty, sy ny
sampy volamena, sy volafotsy, sy varahina,
sy vato, ary hazo; izay tsy mahajery, na
mahare, na mahafindra:
21 Ary tsy mba nibebaka izareo noho ny
namonoany ny olona, na noho ny odi-ma-
heriny, na ny filan-dratsiny, na ny fanga-
larany.

## TOKO X.

Ary nahita anjely mahery hafa koa aho,
midina any an-danitra, mitafy rahona: ary
misatrok' avana ny lohany, ary ny tavany
manahaky ny masoandro, ary ny tongony
manahaky ny andri-afo:
2 Ary nitana boky kely mivelatra ny tà-
nany: ary ny tongony ankavanana naba-
hany tamy ny ranomasina, ary ny ankа-
viany tamy ny tany;
3 Ary niantso tamy ny feo mahery izy,
tahaky ny firehoky ny liôna: ary raha
niantso izy, dia nikiotrokotroka ny kotro-
korana fito.
4 Ary rehefa nikiotrokotroka ny kotroko-
rana fito, efa hanoratra aho; dia nandre feo
aho avy tany an-danitra, manao amiko hoe,
Petaho izay efa tononiny ny kotrokorana
fito, fa aza mba soratana izany.
5 Ary ny anjely izay efa hitako mijanona
eo ambony ny ranomasina sy eo ambony ny
tany, dia nanangany ny tànany ho amy ny
lanitra,
6 Ary nianiana taminy Izay velona man-
drakizay, Izay nanao ny lanitra, sy ny eo
aminy, ary ny tany, sy ny eo aminy, ary ny
ranomasina, sy ny eo aminy, fa tsy ho ela
intsony:
7 Fa amy ny andro fampanenoany ny an-
jely fahafito, raha vao hampaneno izy, dia
ho tanteraka ny zava-miafina kasain' An-
driamanitra, araky ny nambarany taminy
ireny mpaminany mpanompony.
8 Ary ny feo izay efa reko avy tany an-
danitra, niteny tamiko indray, ka nanao
hoe, Mandehana, alao ilehy boky kely izay
mivelatra eny an-tànany ny anjely, izay mi-
janona eo ambony ny ranomasina sy eo
ambony ny tany.
9 Ary nankany amy ny anjely aho, ka na-
nao taminy hoe, Omeo ahy ny boky kely.
Ary hoy izy tamiko, Alao, ka hano avo-
koa izany; dia hampangidy ny kibonao
izany, fa ho mamy eo am-bavanao tahaky
ny tantely.
10 Ary naka ny boky kely tamy ny tà-
nany ny anjely aho, ka no haniko avokoa
izany; ary raha teo am-bavako, dia mamy
tahaky ny tantely izany: fa raha vao na-
teliko izany, dia nangidy ny kiboko.
11 Ary hoy izy tamiko, Tsy maitsy ma-
minany indray hianao eo anatrehany ny
olona maro, sy ny firenena maro, sy ny teny
maro, ary ny mpanjaka maro.

## TOKO XI.

Ary nomena ahy hazo-kely tahaky ny te-
hina: ary nijanona ny anjely, ka nanao
hoe, Mitsangàna, ka ohary ny tempolin'
Andriamanitra sy ny fivoadiana, ambany
izay mivavaka eo.
2 Fa avelao ny kianja izay eo ivelany ny
tempoly, ary aza manohatry izany; fa no-
mena ny Eteny izany: ary hanitsaky ny
tanàna masina, roa amby efa-polo volana,
izareo.
3 Ary homeko hery ny vavolombeloko
roa, ary haminany enim-polo amby roan-

jato amby arivo andro izareo, mitafy lamba
fisaonana.
4 Ireo no hazo olivy roa sy ny fitoeran-
jiro roa, izay mijanona eo anatrehan' An-
driamanitry ny tany.
5 Ary raha misy olona tahandratra azy
roa, dia mamoak' afo ny vavany, ka han-
dany ny fahavalony izany: ary raha misy
olona tahandratra azy roa, tsy maitsy ho
vonoina toy izany izy.
6 Ireo mahakombony ny lanitra, mba tsy
hilatsahany ny rancnorana amy ny andro
faminaniany; ary mahampody ny rano ho
ra, ary mahavely ny tany amy ny fahorian-
drehetra, aminy izay andro tiany.
7 Ary rehefa tanteraka ny filazany, dia
hiady aminy izy roa ny biby izay miakatra
amy ny lavaka tsi-hita-noanoa, ary handresy
azy, sy hamono azy, izy.
8 Ary ny fatiny *hitoetra* ho any an-
dàlany ny tanàn-dehibe, izay atao hoe,
araky ny hevi-panahy, i Sodoma sy Ejipity,
tany koa nanomboany ny Tompontsika
tamy ny hazo-fijaliana.
9 Ary ny olona sasany, sy ny fokom-
pirenena, sy ny teny, ary ny firenena maro,
hijery ny fatiny hateloan' andro sy tapany,
ary tsy havelany halevina ny fatiny eo amy
ny fasana.
10 Ary izay mitoetra eo ambony ny tany
hifaly amy ny fandresena azy, ary ho ravo-
ravo, sy hifanatitra zavatra fanomezana iza-
reo; satria nampahory izay nitoetra teo am-
bony ny tany ireo mpaminany roa ireo.
11 Ary rehefa afaka ny hateloan' andro
sy tapany, dia niditra ny fanahin' aina avy
tamin' Andriamanitra ho any anatiny izy
roa, ary nijoro teny an-tongotra izareo, ka
natahotr' indrindra izay nahita azy roa.
12 Ary nandre feo mahery avy tany an-
danitra izy roa, manao aminy hoe, Mia-
kara aty. Dia niakatra ho any an-danitra
izy roa, nentin-drahona; ary ny fahava-
lony nahita azy.
13 Ary nisy horohoron-tany lehibe taminy
izany andro izany, ka rava ny fahafolony
ny tanàna, ary maty taminy izany horoho-
ron-tany izany olona fito arivo: ary nata-
hotra ny olona sisa, ka nanome voninahitra
an' Andriamanitry ny lanitra.
14 Dia lasa ny loza faharoa: indro, efa
ho avy faingiana ny loza fahatelo.
15 Ary ny anjely fahafito nampaneno,
dia maro ny feo lehibe tany an-danitra,
manao hoe, Efa lasany ny Tompontsikia sy
Kiraisitiny, ny fanjakan-drehetra aminy
izao tontolo izao; ary Izy hanjaka man-
drakizay mandrakizay.
16 Ary ny loholona efatra amby roa-polo
izay nipetraka teo ambony ny fipetrahany
teo anatrehan' Andriamanitra, dia nianko-
hoka, ka nivavaka tamin' Andriamanitra,
17 Manao hoe, Misaotra Anao izahay,
Tompo ô, Andriamanitra Tsi-toha, Izay
ankehitriny, sy lasa, ary ho avy, satria na-
lainao ny herinao lehibe, k' efa nanjaka
Hianao.
18 Ary efa tezitra ny firenen-tsamihafa,
ary tonga ny fahatezeranao, sy ny androny
ny maty, mba hitsarana azy, sy hamalianao
soa ireo mpaminany mpanomponao, sy ny
olo-masina, ambany izay matahotry ny
anaranao, na kely na lehibe; ary mba han-
dringiananao izay manimba ny tany.
19 Ary nivoha ny tempolin' Andriama-
nitra tany an-danitra, ary efa hita ny fia-
rany ny fanekeny teo anatiny ny tempoliny:
ary nisy helatra, sy feo maro, sy kotro-
korana, sy horohoron-tany, ary havandra
vaventy.

## TOKO XII.

Ary niseho fahagagan-dehibe tany an-
danitra; vehivavy nitafy ny masoandro,
ary ny volana teo ambany ny tongony, ary
nisatro-boninahitra kintana roa amby ny
folo ny lohany:
2 Ary be vohoka izy, dia nihietsi-jaza,
dia narary hiteraka, ka nitaraina.
3 Ary niseho fahagagana hafa koa tany
an-danitra; ary indro, menaran-dehibe in-
drindra, sady mena no manan-doha fito sy
tandroka folo, ary nisatro-boninahitra fito
ny lohany.
4 Ary ny rambony nanala ny fahate-
lony ny kintana tamy ny lanitra, ka na-
riany tamy ny tany: ary ny menaran-
dehibe nijanona teo anatrehany lehy vehi-
vavy efa hiteraka, mba handrapaky ny
zanany, raha vao teraka izy:
5 Ary izy niteraka zaza-lahy, izay efa
hanapaky ny firenen-drehetra amy ny
hanja-by: ary ny zanany nampiakarina ho
any amin' Andriamanitra, sy ho any amy
ny lapany.
6 Ary ny vehivavy nandositra ho any an-
efitra, any ny fitoerany namboarin' Andria-

manitra, mba hamahanana azy any enim-
polo amby roan-jato amby arivo andro.
7 Ary nisy ady tany an-danitra: i Mi-
kaely ambany ireny anjeliny niady tamy ny
menaran-dehibe; ary ny menaran-dehibe
ambany ny anjeliny dia niady kosa,
8 Ka tsy naharesy, ary tsy nahita fitoe-
rana tany an-danitra intsony izareo.
9 Ary tafavoaka ny menaran-dehibe in-
drindra, ilehy menarana antitra, izay atao
hoe, i Devoly sy Satana, izay mamitaky izao
tontolo izao: dia nariana tamy ny tany,
ary ny anjeliny nariana niaraka taminy.
10 Dia nandre feo mahery tany an-danitra
aho, manao hoe, Tonga ankehitriny ny
famonjena, sy ny hery, sy ny fanjakan'An-
driamanitsikia, ary ny heriny Kiraisitiny:
satria nazerana ny mpiampanga ireny raha-
lahintsikia, izay niampanga azy teo anatre-
han' Andriamanitsikia andro aman' alina.
11 Ary ny rany ny Zanak' ondry sy ny
teniny ny filazana Azy no nandreseny *lehy
niampanga*, ary tsy tia ny ainy mandra-
pahafaty izareo.
12 Satria izany, mifalia hianareo, ry la-
nitra, ambany izay mitoetra eo anatiny.
Mahita loza izay mitoetra eo amy ny tany
sy ny ranomasina! fa ny devoly nampidinina
ho aminareo, ka manana fahatezeran-dehibe,
satria fantany fa kely sisa ny androny.
13 Ary rehefa hitany ny menaran-dehibe
fa nariana tamy ny tany izy, dia nanenjiky
ny vehivavy izay niteraky ny zaza-lahy
izy.
14 Ary lehy vehivavy nomena ela-droa
any ny voromahery lehibe, hanidinany ho
any an-efitra, ny fitoerany, izay hitaizana
azy amy ny taona, sy taona maro, ary
tapa-taona, mba tsy ho hitany ny menarana
izy.
15 Ary ny menarana namoaka rano tamy
ny vavany toy ny rano mandriaka hana-
raky ny vehivavy, mba ho entiny ny riaka
izy.
16 Ary ny tany namonjy an-dravehivavy,
dia nivava ny tany, ka niteliny ny riaka,
izay navoaky ny menaran-dehibe tamy ny
vavany.
17 Ary efa tezitra ny menaran-dehibe
taminy lehy vehivavy, ka lasa nandeha
hiady amy ny zanany sisa, izay nitandriny
ny didin' Andriamanitra, sy nanany ny
filazana any Iesio Kiraisity.

## TOKO XIII.

Ary nijanona teo ambony ny fasiky ny ra-
nomasina aho, ka nahita biby miakatra
amy ny ranomasina, manan-doha fito, sy
tandroka folo, ary misatro-boninahitra
folo ny tandrony; ary nisy anarana fanom-
pana tamy ny lohany.
2 Ary ny biby izay efa hitako, nanahaky
ny biby misoratsoratra, ary ny tongotry
nanahaky ny *tongotry* ny bera, ary ny
vavany nanahaky ny vavan-diona: ary
ny menaran-dehibe nanome azy ny heri-
ny, sy ny fipetrahany, ambany fahefan-de-
hibe.
3 Ary nahita ny lohany anankiray aloha
efa voa toa ho faty; ary sitrana ny feriny
mahafaty: ary gaga ny tany rehetra, ka
lasa nanaraky ilehy biby.
4 Ary izareo nitsaoky ny menaran-dehibe.
izay nanome fahefana ny biby: ary ni-
tsaoky ny biby izareo, ka nanao hoe, Iza
no manahaky ny biby? iza no mahay miady
aminy?
5 Dia nomena azy vava miteny zava-
baventy sy fanompana maro; ary nomena
azy fahefana mba hiady roa amby efa-polo
volana.
6 Ary nanokatry ny vavany tamy ny fa-
nompana an' Andriamanitra izy, mba ha-
nompa ny anarany, sy ny trano-lainy, am-
bany izay mitoetra any an-danitra.
7 Ary nomena azy hery hiady amy ny
olo-masina, sy handresy azy: ary nomena
azy fahefana amy ny fokom-pirenen-drebe-
tra, sy teny, ary firenena maro.
8 Ary hitsaoka azy izay rehetra mitoetra
eo ambony ny tany, tsy voa soratra anarana
eo amy ny boky fiainana any ny Zanak'
ondry, Izay voa vono hatramy ny nana-
renany izao tontolo izao.
9 Raha misy manan-tsofina, aoky izy
hihaino.
10 Izay mamabo no ho baboina: izay
mamono amy ny sabatra no tsy maitsy ho
vonoin-tsabatra. Indry ny faharetana sy
ny finoany ny olo-masina.
11 Ary nahita biby hafa koa miakatra
avy amy ny tany aho; ary nanan-tandroka
roa izy toy ny any zanak' ondry, ary ni-
teny tahaky ny menaran-dehibe izy.
12 Ary ny fahefan-drebetra, izay nananany
ny biby voalohany, anavany eo anatrehany,
ka asainy ny tany ambany izay mitoetra a-

hitsaoky ny biby voalohany, izay efa sitrana
tamy ny feriny mahafaty.
13 Ary manao fahagagana-dehibe maro izy,
ka dia mampilatsak' afo avy any an-dani-
tra amy ny tany eo imasony ny olona izy;
14 Ary ireo fahagagana, izay nomena azy
hatao eo imasony ny biby, amitahany izay
mitoetr'eo ambony ny tany, raha manao
aminy izay mitoetr' eo ambony ny tany hoe
izy, fa tokony hanao sariny ny biby izay efa
voany ny sabatra, fa velona hiany izy.
15 Ary nomena azy hery hanisy aina ny
sariny ny biby, mba hiteny ny sariny ny
biby, sy hampamono izay rehetra tsy mety
mitsaoky ny sariny ny biby.
16 Ary manery ny olon-drehetra izy, dia
ny kely sy ny lehibe, ny manan-karena sy
ny malahelo, ny tsi-andevo sy ny andevo,
handray marikia amy ny tànany ankava-
nana, sa amy ny handriny:
17 Ary mba tsy hisy olona mahazo mi-
vidy na mivarotra, afa tsy izay manany ny
marikia, sa ny anarany ny biby, sa ny isany
ny anarany.
18 Indry fahendrena. Aoky izay manan-
tsaina hanisa ny isany ny biby: satria fani-
san' olona izany; ary Enina amby enim-
polo amby enin-jato no isany.

## TOKO XIV.

Ary nijery aho, ary, indro, Zanak'ondry
nijanona teo ambony ny tendrombohi-TSiô-
na, ary nomba Azy olona efatra amby efa-
polo amby zato arivo, manany ny anarany
ny Rainy Izy io voa soratra amy ny han-
driny.
2 Ary nandre feo avy tany an-danitra aho,
tahaky ny firohondrohony ny rano be, ary
tahaky ny fikiotrokotroky ny kotrokoran-
dehibe: ary nandre ny feony ny mpitendry
lokanga, mitendry ny lokangany, aho.
3 Ary mihira izareo toa tonon-kira vao-
vao eo anoloany ny lapa, ary eo anatreha-
ny ny zava-manan' aina efatra, sy ny loho-
lona: ary tsy nisy olona nahay nianatry
izany fihiran' izany, afa tsy ny efatra amby
efa-polo amby zato arivo, izay navotana teo
amy ny tany.
4 Ireo no tsy voa lotom-behivavy; fa mpi-
tovo ireo. Ireo no manaraky ny Zanak' on-
dry aminy izay alehany. Ireo no voa avo-
tra teo amy ny olona ho voaloham-bokatra
ho an' Andriamanitra sy ny Zanak'ondry.
5 Ary tsy nisy fitaka teo am-bavany: fa
tsy manan-tsiny izareo eo anoloany ny
lapan' Andriamanitra.
6 Ary nahita anjely hafa koa aho, mani-
dina eo afovoany ny lanitra, *ka* manany ny
filazantsara mandrakizay, ho torina aminy
izay monina eo ambony ny tany, sy amy ny
firenen-drehetra, sy fokom-pirenena, sy teny
samihafa, ary olona maro,
7 Manao amy ny feo mahery hoe, Mata-
hora an' Andriamanitra, ka omeo vonina-
hitra Izy; fa tonga ny androny ny fitsa-
rany: ary mivavaha aminy Izay nanao ny
lanitra, sy ny tany, ary ny ranomasina, sy
ny loharano.
8 Ary anjely hafa koa nanaraka, ka nanao
hoe, Rava, rava i Babilôna, ilehy tanàn-
dehibe, satria nampisotro ny firenen-drehe-
tra ny divainy ny fahatezerana noho ny
filan-dratsiny izy.
9 Ary anjely fahatelo nanaraky ireny, ka
nanao tamy ny feo mahery hoe, Raha misy
olona mivavaka amy ny biby sy ny sariny,
ka mandray ny marikia amy ny handriny,
sa amy ny tànany,
10 Dia hisotro ny divainy ny fahatezeran'
Andriamanitra izy, izay naidina tany ana-
tiny ny kapoaky ny fahatezerany, tsy mi-
hiaroharo zavatra; ary izy hampijalina amy
ny afo sy solifara eo anatrehany ny anjely
masina, sy eo anatrehany ny Zanak'ondry:
11 Ary ny setroky ny fijaliany miakatra
mandrakizay mandrakizay: ary tsy misy
fitsaharana, na andro na alina, ho any izay
mivavaka amy ny biby sy ny sariny,
na ho any izay mandray ny mariky ny ana-
rany.
12 Indry ny faharetany ny olo-masina:
indry izay mitandriny ny didin' Andriama-
nitra, sy ny finoana any Iesio.
13 Ary nandre feo avy tany an-danitra
aho, manao amiko hoe, Soraty, Finaritra
izay maty eo amy ny Tompo hatraminy
izao: Eny, hoy ny Fanahy, fa hitsahatra
amy ny asany izareo; ary manaraka azy
ny asany.
14 Ary nijery aho, ary indro, rahona
fotsy, ary *nisy* anankiray nipetraka teo am-
bony ny rahona tahaky ny Zanak'olona,
nisatro-boninahi-bolamena ny lohany, ary
fijinjana maranitra teny an-tànany.
15 Ary anjely hafa koa nivoaka tamy ny
tempoly, miantso, amy ny feo mahery, izay
nipetraka teo ambony ny rahona, Ampi-
diro ny fijinjanao, ka jinjao: fa tonga ny

andro fijinjanao; fa masaka ny vokatry ny
tany.
16 Ary izay nipetraka teo ambony ny
rahona nampiditry ny fijinjany tamy ny
tany; ary voa jinja ny tany.
17 Ary anjely hafa koa nivoaka tamy ny
tempoly izay tany an-danitra, ka nanana
fijinjana maranitra koa izy.
18 Ary anjely hafa koa nivoaka tamy ny
fivoadiana, ary nanana fahefana tamy ny
afo izy; ary niantso izy, tamy ny fian-
tsoana mahery, izay nanany ny fijinjana
maranitra, manao hoe, Ampidiro ny fijin-
janao maranitra, ka angony ny sampahom-
boaloboka eo amy ny tany; fa masaka tsara
ny voalobony.
19 Ary ny anjely nampiditry ny fijin-
jany tamy ny tany, dia nanangony ny voa-
loboky ny tany, ka nariany tamy ny fa-
miazan-dehibe, dia ny fahatezeran' Andria-
manitra.
20 Ary voa hitsaka ny famiazana teo ive-
lany ny tanàna, ary ra nivoaka tamy ny
famiazana hatramy ny fehim-bavan-tsoa-
valy, tokony ho enin-jato amby arivo
mamasa-bary ny làlan-kaleha.

## TOKO XV.

Ary nahita famantarana hafa koa tany an-
danitra aho, sady lehibe no mahagaga, dia
anjely fito manany ny fampahoriana fito
farany; f' ireny no hanefany ny fahateze-
ran' Andriamanitra.
2 Ary nahita aho, toa ranomasina fitaratra
mihiaro afo: ary izay nandresy ny biby sy
ny sariny, sy ny marikiany, *ary* ny isany
ny anarany, nijanona teo ambony ny ra-
nomasina fitaratra, manan-dokangan' An-
driamanitra.
3 Ary izareo nihira ny tonon-kirany
Môse, mpanompo an' Andriamanitra, sy
ny tonon-kirany ny Zanak'ondry, manao
hoe, Lehibe, ka mahatalanjona, ny asanao,
Tompo ô, Andriamanitra Tsi-toha; marina
ary to ny làlanao, ry Mpanjaky ny olo-
masina.
4 Iza no tsy hatahotra Anao, sy hanka-
laza ny anaranao, Tompo ô? fa Hianao
hiany no masina: fa ny firenen-drehetra
ho avy, ka hivavaka eo anatrehanao;
f' efa miseho ny fahamarinanao.
5 Ary rehefa afak' izany, dia nijery aho,
ary indro, nivoha ny tempoliny ny trano-
lainy ny filazana tany an-danitra;
6 Ary ny anjely fito nivoaka tamy ny
tempoly, mitondra ny fampahoriana fito,
mitafy hariry madinikia, sady madio ...
fotsy, ary nisikin-tratra tamy ny fisikin-...
bolamena izareo.
7 Ary anankiray amy ny zava-mana...
aina efatra nanome ny anjely fito, lovia
volamena fito, feno ny fahatezeran' Andria-
manitra, Izay velona mandrakizay mandra-
kizay.
8 Ary heni-tsetroka ny tempoly, avy tamy
ny voninahitr' Andriamanitra, sy tamy ny
heriny; ary tsy nisy olona nahazo niditra
tamy ny tempoly, mandra-pahefany ny
fampahoriana fito nentiny ny anjely fito.

## TOKO XVI.

Ary nandre feo mahery avy tamy ny tem-
poly aho, manao amy ny anjely fito hoe,
Mandehana, ka manidina ireo lovia fito
ny fahatezeran' Andriamanitra amy ny
tany.
2 Ary ny voalohany nandeha, dia nani-
diny ny loviany tamy ny tany; dia ...
vay ratsy sady mampahory tamy ny olona
izay nanany ny mariky ny biby, amb...
izay nivavaka tamy ny sariny.
3 Ary ny anjely faharoa dia nanidiny ny
loviany tamy ny ranomasina; dia ...
tahaky ny ran' olo-maty iny: ary maty ny
zava-manan' aina rehetra izay teo an-drano-
masina.
4 Ary ny anjely fahatelo dia nanidiny ny
loviany tamy ny ony, sy ny loharano, dia
nody ra ireny.
5 Ary nandre ny anjeliny ny rano ...
manao hoe, Marina Hianao, Tompo ô, Izay
ankehitriny, sy lasa, ary ho avy, satria ...
nitsara toy izany Hianao:
6 F' efa nandatsa-dra ny olo-masina sy ny
mpaminany izareo, ary Hianao efa nan...
azy ra ho sotroiny; fa mendriky izany
izareo.
7 Ary nandre hafa koa avy tamy ny fivoa-
diana aho, manao hoe, Eny, dia izany
Tompo ô, Andriamanitra Tsi-toha, marina
ary mahitsy ny fitsaranao.
8 Ary ny anjely fahefatra dia nanidiny
ny loviany tamy ny masoandro; dia ...
mena azy *hery* handoro ny olona amy ny
afo.
9 Ary mainy ny fahafanam-be ny olona,
ka nanompa ny anaran' Andriamanitra

Izay manam-pahefana aminy ireny fampa-
horian' ireny: ary tsy mba nibebaka izareo,
mba homem-boninahitra Izy.
10 Ary ny anjely fahadimy dia nanidiny
ny loviany tamy ny fipetrahany ny biby;
ary maizina ny fanjakany, ary ny olona
nanekitry ny lelany noho ny fanaintainana,
11 Dia nanompa an' Andriamanitry ny
lanitra noho ny fanaintainany sy ny vainy,
ka tsy nibebaka tamy ny asany izareo.
12 Ary ny anjely fahenina dia nanidiny
ny loviany tamy ny Eofiraty, ilehy ony
lehibe; ary ritra ny ranony, hanamboarany
ny làlany ny mpanjaka atsinanana.
13 Ary nahita fanahy maloto telo aho,
tahaky ny sahona, avy tamy ny vavany ny
menaran-dehibe; ary avy tamy ny vavany
ny biby, ary avy tamy ny vavany ny mpa-
minany manandoka.
14 F' izareo no fanahiny ny devoly ma-
nao fahagagana, izay mankany amy ny
mpanjaka amy ny tany, sy izao tontolo
izao, mba hanangony ireny ho amy ny
adiny lehy andro lehibe an' Andriamanitra
Tsi-toha.
15 (Indro, avy Aho toy ny mpangalatra.
Finaritra izay miambina, ka miaro ny fita-
fiany, fandroa mandeha mitanjaka izy, ka
hita ny fahamenarany.)
16 Ary nanangony ireny izareo, ho any
amy ny fitoerana, izay atao amy ny teny
Hebirio hoe, i Arimagedô.
17 Ary ny anjely fahafito dia nanidiny ny
loviany tamy ny rivotra; dia avy feo ma-
hery tamy ny tempoliny ny lanitra tamy
ny lapa, manao hoe, Vita.
18 Ary maro ny feo, sy kotrokorana, sy
helatra; ary lehibe ny horohoron-tany,
ka tsy mbola nisy toy izany, hatramy ny
nisian' olona tety ambony ny tany, dia tsy
mba nisy horohoron-tany mafy, *ary* lehibe
toy izany.
19 Ary ny tanàn-dehibe voa zara ho telo
toko, ary rava ny tanànany ny firenen-
tsamihafa: ary lehy Babilôn-dehibe efa
fahatsiarovana teo anatrehan' Andriamani-
tra, mba homena azy ny kapoaky ny di-
vainy ny firehetany ny fahatezerany.
20 Ary nandositra ny nosy rehetra, ary
tsy hita ny tendrombohitra.
21 Ary havandra lehibe latsaka tamy
ny olona avy tany an-danitra, tokony ho
lanjan-talenta: ary nanompa an' Andria-
manitra ny olona noho ny fampahoriany
ny havandra; fa lehibe indrindra izany fam-
pahorian' izany.

## TOKO XVII.

Ary tonga anjely anankiray aminy izy
fito izay nanany ny lovia fito, dia niteny
tamiko, ka nanao tamiko hoe, Avia aty;
izaho dia haneho anao ny fitsarany ny mpi-
jangajanga lehibe, izay mipetraka eo am-
bony ny rano maro:
2 Izay nanavany ny mpanjaka amy ny
tany filan-dratsy, ary izay monina eo am-
bony ny tany efa natao leony ny divainy
ny fijangajangany.
3 Dia nitondra ny fanahiko ho any an-
efitra izy: ary efa hitako vehivavy mi-
taingina biby misora-jaky, feno anarana
fanompana, manan-doha fito sy tandroka
folo.
4 Ary ny vehivavy nitafy lamba man-
gamanga, sy ny misora-jaky, ary niravaka
volamena, sy vato soa, ary voahangy, ma-
nan-kapoa-bolamena eny an-tànany, feno
fahavetavetana sy fahalotoany ny fijanga-
jangany:
5 Ary *nisy* anarana voa soratra tamy ny
handriny hoe, FIAFENANA, I BABILÔNA
INY LEHIBE INY, NY RENINY NY MPIJAN-
GAJANGA, SY NY FAHAVETAVETANY NY
TANY.
6 Ary efa hitako ilehy vehivavy, leony ny
rany ny olo-masina, sy ny rany ny vavo-
lombelony Iesio: ary raha nahita azy aho,
dia gaga indrindra aho.
7 Ary hoy ny anjely tamiko, Nahoana
no talanjona hianao? Izaho hilaza aminao
ny zava-tsaro-pantarina, dia ny vehivavy
sy ny biby izay mitondra azy, k' izay ma-
nan-doha fito sy tandroka folo.
8 Ny biby lehy efa hitanao, efa teo, ary tsy
izy; ary hiakatra amy ny lavaka tsi-hita-
noanoa izy, ka handeha ho amy ny fandrin-
gianana: ary hijery lehy biby izay efa teo,
ary tsy izy, nefa eo hiany izy, ka ho
gaga, izay monina eo ambony ny tany, tsy
voa soratra anarana teo amy ny boky fiai-
nana hatramy ny nanorenany izao tontolo
izao.
9 Indry ny saina izay manam-pahendrena.
Ny loha fito, dia tendrombohitra fito, izay
ipetrahany ny vehivavy.
10 Ary misy mpanjaka fito: lavo ny
dimy, ary eo hiany ny anankiray, ary

tsy mbola tonga ny anankiray; ary raha tonga izy, tsy maitsy mitoetra kelikely izy.

11 Ary ny biby izay teo, ary tsy izy, dia ny mpahavalony ireny izy, ary namany ny fito izy, ka mandeha ho amy ny fandringianana.

12 Ary ny tandroka folo ilehy efa hitanao, dia mpanjaka folo, izay tsy mbola mahazo fanjakana; fa mandray fahefana toa mpanjaka indrai-ora izareo ambany ny biby.

13 Ireo mirai-saina, dia hanome ny biby ny heriny sy ny fahefany ireo.

14 Ireo hiady amy ny Zanak'ondry, ary ny Zanak'ondry handresy azy: f' Izy no Tompony ny tompo, ary Mpanjaky ny mpanjaka: ary momba Azy izay voa antso, sy voa fidy, ary izay mino.

15 Ary hoy izy tamiko, Ny rano ilehy efa hitanao, izay ipetrahany ny mpijangajanga, dia olona, sy olona maro be, ary firenena maro, sy teny samihafa.

16 Ary ny tandroka folo ilehy efa hitanao teo ambony ny biby, ireo handrafy ny mpijangajanga, sy hahafoana, sy hampitanjaka azy, sy hihinany ny nofony, ary handoro azy amy ny afo.

17 Fa Andriamanitra efa nandatsaka tampony, hanefa izay sitra-pony, sy haneky, ary hanome ny biby ny fanjakany ireo, mandra-pahefany ny tenin' Andriamanitra.

18 Ary ny vehivavy lehy efa hitanao no tanàn-dehibe, izay manapaky ny mpanjaka maro amy ny tany.

## TOKO XVIII.

ARY rehefa afak' izany, dia nahita anjely hafa koa aho, midina avy any an-danitra, manana fahefan-dehibe; ary ny tany no hazavainy ny voninahiny.

2 Ary izy niantso mafy tamy ny feo mahery, manao hoe, Rava, rava, i Babilôna iny lehibe iny, ary tonga fonenany ny fanahy ratsy, sy fiereny ny fanahy maloto rehetra, ary akaniny ny vorona maloto sy vetaveta rehetra.

3 Fa ny firenen-drehetra nisotro ny divainy ny fahatezerana noho ny filan-dratsiny, ary ny mpanjaka amy ny tany nanao filan-dratsy taminy, ary ny mpandranto eo ambony ny tany nitombo harena noho ny habeny ny zava-piny.

4 Ary nandre feo hafa koa avy any andanitra aho, manao hoe, Mialà aminy, hianareo, ry oloko, mba tsy hiombonanareo ota aminy, ary mba tsy ho azonareo ny fahoriany.

5 Fa ny fahotany efa nitehiky ny lanitra, ary Andriamanitra efa nahatsiaro ny heloky.

6 Mamalia azy araky izay nataony tamianareo, ka omeo azy indroa heny araky ny asany: ny kapoaka izay no fenoiny, fenoy ho azy indroa heny.

7 Toraky izay nankalazan-tena sy nitelomany ny zava-py, dia toraky izany ny fahoriana sy ny alahelo homena azy: satria hoy izy am-pony, Izaho mipetraka ho andriam-bavy, dia tsy mba ho mpitondra-tena, ka tsy mba hahita alahelo aho;

8 Dia ho tonga indrai-andro ny fahoriany, dia fahafatesana, sy alahelo, ary mosary: ary ho main' afo avokoa izy: fa mahery ny Tompo Andriamanitra, Izay mitsara azy.

9 Ary ny mpanjaka maro amy ny tany, izay nanao filan-dratsy, sy nihinana zavapy teo aminy, hitomany azy, sy hisaona azy, raha hahita ny setroky ny fandoroana azy izareo,

10 Ary hijanona eny lavitr' eny izareo noho ny fatahorany ny fanaintainany, manao hoe, Indrisy, indrisy! ry Babilôna, ilehy tanàn-dehibe! ry lehy tanàna mafy! fa tonga tamy ny ora iray hiany ny fitsarana anao.

11 Ary ny mpandranto eo ambony ny tany hitomany sy hisaona azy; fa tsy misy olona hividy ny zavatr' amidiny intsony;

12 Ny ranto volamena, sy volafotsy, sy vato soa, sy voahangy, sy hariry madinikia, sy lamba mangamanga, sy landy, sy jaky, sy hazo mani-pofon-drehetra, sy fanaka ivory rehetra, sy ny fana-kazo rehetra tsara indrindra, sy varahina, sy vy, ary vato manganohano,

13 Ary hazo-kinamôna, sy zava-mani-pofona, sy menaka fanosorana, sy zava-manitra, sy divay, sy solikia, sy koba soa, sy vary, sy biby, sy ondry, sy soavaly, sy kalesy, sy andevo, ary tenan' olona.

14 Ary efa niala taminao ny voan-javatra izay niriny ny fanahinao, ary efa niala taminao ny zava-py rehetra aman-java-tsara, ary tsy hahita izany intsony mandrakizay hianao.

15 Ny mpandranto izany zavatr' izany, izay efa nanan-karena taminy *lehy tanàna*, dia hijanona eny lavitr' eny, noho ny fatahorany ny fanaintainany, mitomany sy misaona.

16 Ka manao hoe, Indrisy! indrisy!

ilehy tanàn-dehibe, izay nitafy hariry madinikia, sy lamba mangamanga, sy jaky, ary niravaka volamena, sy vato soa, ary voahangy!
17 Ary efa foana tamy ny ora iray hiany ny harena be toy izany. Ary ny mpitondra-sambo rehetra, ambany izay rehetra eo anatiny ny sambo, sy ny matelo, ary izay rehetra miasa eo ambony ny ranomasina, dia nijanona eny lavitr' eny,
18 Ary niantso, raha nahita ny setroky ny fandoroana azy, ka nanao hoe, Aiza no misy tahaky izany tanàn-dehibe izany!
19 Ary nanipy vovoka tamy ny lohany izareo, dia niantso, mitomany sy misaona, ka manao hoe, Indrisy! indrisy! ilehy tanàn-dehibe, izay nampanan-karena izay rehetra manan-tsambo eo ambony ny ranomasina noho ny hasarotry ny zavatr' amidiny, f' efa foana tamy ny ora iray izany.
20 Mifalia noho izay zavatra nanjo azy, hianao, ry lanitra, sy hianareo, ry apositoly masina, sy mpaminany; fa Andriamanitra efa namaly azy noho ny anareo.
21 Ary anjely mahery anankiray naka vato tahaky ny vato lehibe fitotoam-banja, ary nanipy *izany* tany an-dranomasina, manao hoe, Izany no handravana any Babilôna, ilehy tanàn-dehibe, amy ny hery be, ka tsy ho hita akory intsony iny.
22 Ary ny feony ny mpitendry lokanga, sy ny mpitsioka miosikia, sy ny mpitsioka sodina, ary ny mpampaneno trompetra, tsy ho re intsony eo aminao mandrakizay; ary ny mahay zava-drehetra na inona na inona hain' olona, tsy ho hita akory eo aminao intsony, ary ny fikiotrokotrony ny vato fitotoam-banja, tsy ho re akory eo aminao intsony.
23 Ary ny fahazavany ny jiro tsy mba hahazava akory eo aminao intsony; ary ny feony ny mpampakatra sy ny ampakarina, tsy ho re akory eo aminao intsony: f' efa olom-be laza amy ny tany ny mpandrantonao; fa ny odi-maherinao no namitahanao ny firenen-drehetra.
24 Ary teo anatiny no nahitany ny rany ny mpaminany sy ny olo-masina, ambany izay rehetra voa vono teo ambony ny tany.

## TOKO XIX.

Ary rehefa afak' izany, dia nandre aho tahaky ny feo lelibe ataony ny olona maro be tany an-danitra, manao hoe, Alelioia; Famonjena, sy voninahitra, sy laza, ary hery anie, ho any ny Tompo, Andriamanitsikia.
2 Fa marina ary mahitsy izay fitsarana ataony: f' Izy efa nitsara ny mpijangajanga lehibe, izay nandoto ny tany tamy ny filan-dratsiny, ary Izy efa namaly ny rany ny mpanompo Azy, nalatsaky ny tànany.
3 Dia nilaza indray izareo, Alelioia. Ary ny setroky *ny tanàna* niakatra mandrakizay mandrakizay.
4 Ary ny loholona efatra amby roa-polo sy ny zava-manan' aina efatra niankohoka, dia nivavaka tamin' Andriamanitra Izay nipetraka teo ambony ny lapa, ka nanao hoe, Amena; Alelioia.
5 Ary nisy feo nivoaka tamy ny lapa, manao hoe, Miderà an' Andriamanitsikia, hianareo rehetra izay manompo Azy, ary hianareo izay matahotra Azy, na kely, na lehibe.
6 Dia nandre aho tahaky ny feony ny olona maro be, ary tahaky ny firohondrohony ny rano be, ary tahaky ny fikiotrokotroky ny kotrokorana mafy, manao hoe, Alelioia: f' efa manjaka ny Tompo, Andriamanitra Tsi-toha.
7 Aoky isikia hifaly sy ho ravoravo, ary hanome voninahitra Azy: fa tonga ny fanambadiany ny Zanak'ondry, k' efa niomana ny vadiny.
8 Ary efa nomena azy hitafy ny hariry madinikia, sady madio no fotsy: fa fahamarinany ny olo-masina ny hariry madinikia.
9 Ary hoy izy amiko, Soraty, Finaritra izay nampiandranoina ho amy ny fanasany ny fanambadiany ny Zanak' ondry. Ary hoy izy amiko, Tenin' Andriamanitra marin-tokoa ireo.
10 Dia niankohoka aho teo amy ny tongony, mba hitsaoka Azy. Ary hoy izy tamiko, Aza *manao izany*: izaho mpanompo namanao, sy namany ireo rahalahinao, izay manany ny filazana any Iesio: mivavaha amin' Andriamanitra: fa ny filazana any Iesio no fanahiny ny faminaniana.
11 Ary nahita ny lanitra nisokatra aho, ary indro, soavaly fotsy; ary Izay nitaingina azy no atao hoe, Mahatoky, ary Marina, ary fahamarinana no itsarany sy iadiany.
12 Ary ny masony nanahaky ny lel'afo, ary nisatro-boninahitra maro ny lohany; ary Izy nanana anarana voa soratra, izay tsy fantatra akory, afa tsy Izy tena hiany.
13 Ary nitafy lamba natsoboka tany

anaty ra Izy: ary ny anarany atao hoe,
Ny Tenin' Andriamanitra.
14 Ary nanaraka Azy ny miaramila any
an-danitra, mitaingin-tsoavaly fotsy, *ka* mi-
tafy hariry madinikia, sady fotsy no madio.
15 Ary namoaka sabatra maranitra ny
vavany, hamelezany ny firenena maro:
ary Izy "hanjaka azy amy ny hanja-by:"
ary Izy manitsaky ny famiazany ny fahavi-
nirana sy ny fahatezeran' Andriamanitra
Tsi-toha.
16 Ary Izy manana anarana voa soratra
amy ny lambany, sy ny feny, hoe, **MPAN-
JAKY NY MPANJAKA, ARY TOM-
PONY NY TOMPO.**
17 Ary efa hitako anjely anankiray mi-
janona eo anatiny ny masoandro, ary ni-
antso tamy ny feo mahery izy, ka nanao
tamy ny voro-manidina rehetra teo afo-
voany ny lanitra hoe, Avia, ary miangonà
ho amy ny fanasan' Andriamanitra lehibe
hianareo;
18 Mba ho haninareo ny nofony mpanjaka,
sy ny nofony mpifehy, sy ny nofon' olo-ma-
hery, sy ny nofon-tsoavaly, ambany izay
mitainginy ireny, ary ny nofony ny olon-
drehetra, na tsi-andevo, na andevo, na kely,
na lehibe.
19 Ary efa hitako ny biby, sy ny mpan-
jaka amy ny tany, ary ny miaramilany,
niangona mba hiady aminy Izay mitainginy
ny soavaly, sy amy ny miaramilany.
20 Ary voa sambotra ny biby, ambany ny
mpaminany manandoka, izay nanao faha-
gagana teo anatrehany, izany no namita-
hany izay efa nandray ny mariky ny biby,
sy izay nivavaka tamy ny sariny. Izy
roroa natsipy velona ho any am-parihy afo
mirehitra solifara.
21 Ary ny olon-tsisa matiny ny sabatry
Izay nitainginy ny soavaly, izay navoaky
ny vavany: ary ny voron-drehetra efa voky
tamy ny nofony.

## TOKO XX.

ARY efa hitako anjely midina avy any an-
danitra, izay nanany ny fanalahidiny ny la-
vaka tsi-hita-noanoa, ary *nisy* gadra lehibe
teny an-tànany;
2 Dia nisambotry ny menaran-dehibe izy,
(ilehy menarana antitra, i Devoly sy Satana
izany,) ka namatotra azy arivo taona,
3 Dia nanipy azy ho any amy ny lavaka
tsi-hita-noanoa izy, dia no hidiany, ka no
petahany teo, mba tsy hamitahany ny fire-
nen' intsony, mandra-pahalany ny arivo
taona; ary rehefa afak' izany, tsy maitsy
ho vahana kelikely izy.
4 Ary nahita lapa maro aho, ary fitsa-
rana nomena ho any izay nipetraka teo am-
boniny: ary *efa hitako* ny fanahiny izay
voa tapa-doha noho ny filazana any Iesio,
sy ny tenin' Andriamanitra, ambany izay
tsy nivavaka tamy ny biby, na tamy ny sa-
riny, na nandray ny marikia tamy ny han-
driny, sa tamy ny tànany: ary velona
izareo, ka niara-nanjaka taminy Kiraisity
lehy arivo taona.
5 Fa ny olon-tsisa maty tsy velon' indray
mandra-pahalany lehy arivo taona. Izany
no voaloham-pananganany ny maty.
6 Finaritra, ary masina, izay manana an-
jara amy ny fananganam-boalohany: ireo
tsy mba ananany ny fahafatesana faharoa
fahefana, fa ho mpisoron' Andriamanitra
sy Kiraisity ireo, ka hiara-hanjaka aminy
arivo taona.
7 Ary rehefa lany ny arivo taona, dia ho
vahana hiala eo an-trano-maizina i Satana,
8 Ka lasa handeha hamitaky ny firenena
maro, izay eo amy ny vazan-tany efatra, i
Gôga sy Magôga, hanangona azy mba
hiady: hanahaky ny fasiky ny ranoma-
sina ny isany ireny.
9 Ary niakatra tamy ny habeny ny tany
izareo, ka nanodidiny ny tobiny ny olo-ma-
sina, sy ny tanàna malala: dia nidina ny
afo avy tamin' Andriamanitra, tany an-da-
nitra, ka nandany azy.
10 Ary ny devoly izay namitaka azy, dia
natsipy tany am-parihy afo, sy solifara, izay
*nitoerany* ny biby, sy ny mpaminany ma-
nandoka, ary ho fadiranovana andro aman'
alina mandrakizay mandrakizay ireo.
11 Ary efa hitako lapa fotsy lehibe, sy
Izay nipetraka teo amboniny; ny tany sy
ny lanitra dia nandositry ny tavany; ary
tsy nahita fitoerana ireny;
12 Ary nahita ny maty aho, na kely, na
lehibe, mijanona eo anatrehan' Andriama-
nitra; ary nivelatra ny boky: ary nivelatra
ny boky hafa koa, *boky* fiainana izany: ary
ny maty nitsarany izay zavatra voa soratra
teo anatiny ny boky araky ny asany.
13 Ary ny ranomasina dia namoaky ny
maty izay teo anatiny; ary ny fahafatesana
sy ny fiainan-tsi-hita namoaky ny maty

izay teo anatiny: ary ny olon-drehetra
samy no tsaraina araky ny asany.
14 Ary ny fahafatesana sy ny fiainan-tsi-
hita natsipy tany am-parihy afo. Izany no
fahafatesana faharoa.
15 Ary izay tsy hita voa soratra teo ana-
tiny ny boky fiainana, dia natsipy tany
am-parihy afo.

## TOKO XXI.

Ary nahita lanitra vaovao sy tany vaovao
aho: fa lasa ny lanitra voalohany sy ny
tany voalohany; ary ny ranomasina tsy
mba nisy intsony.
2 Ary izaho Iôana nahita ny tanàna ma-
sina, Ieriosalema vaovao, midina avy amin'
Andriamanitra, any an-danitra, voa voatra
tahaky ny fihaingiony ny ampakarina hi-
tsena ny lahy.
3 Ary nandre feo mahery avy any an-
danitra aho, manao hoe, Indro, ny trano-
lain' Andriamanitra dia eo amy ny olona,
ary Izy hitoetra eo aminy, ary izareo ho
olony, ary Andriamanitra hitoetra eo aminy,
dia Andriamaniny.
4 Ary ho fafàn' Andriamanitra ny rano-
maso rehetra amy ny masony; ary tsy hisy
fahafatesana intsony, na falahelovana, na
fitarainana, ary tsy hisy hankarary intsony:
fa lasa ny zavatra fahiny.
5 Ary hoy Izay nipetraka teo ambony ny
lapa, Indro, Izaho manao ny zava-drehetra
ho vaovao. Ary hoy Izy tamiko, Soraty;
fa to ary marina ireo teny ireo.
6 Ary hoy Izy tamiko, Vita. Izaho no
Alifa sy Omega, ny voalohany sy ny fa-
rany. Izaho hampisotro maimaimpoana
amy ny loharanon' aina ny mangetaheta.
7 Izay mandresy handova ny zava-drehe-
tra; ary Izaho ho Andriamaniny, ary izy
ho zanako.
8 Fa ny matahotra, sy ny tsi-mino, sy ny
manao vetaveta, sy ny mpamono-olona, sy
ny mpijangajanga, sy ny mpanao-odi-ma-
hery, sy ny mpanompo-sampy, ary ny
mpandaingia rehetra, dia hanany ny anja-
rany eo anatiny ny farihy izay mirehitr' afo
sy solifara: izany no fahafatesana faharoa.
9 Ary nanatona ahy anjely anankiray ami-
ny izy fito manany ny lovia fito, feno ny
fampahoriana fito farany, dia niteny tamiko,
ka nanao hoe, Avia aty, dia hasehoko anao
ny ampakarina, vadiny ny Zanak' ondry.
10 Ary nitondra ny fanahiko izy, ho any
an-tendrombohitra, sady lehibe no avo, ka
naneho ahy lehy tanàn-dehibe, Ieriosalema
masina, midina avy any an-danitra, amin'
Andriamanitra.
11 Ary nanany ny voninahitr' Andriama-
nitra iny: ary ny fahazavany nanahaky ny
vato soa indrindra, dia tahaky ny vato
iasipy, *manganohano* toy ny vatosanga;
12 Ary nanana mànda, sady lehibe no
avo, ka nisy vavahady roa amby ny folo,
ary anjely roa amby ny folo teo amy ny
vavahady, ary anarana voa soratra teo, dia
*ny anarany* ny firenena roa amby ny folo
any ny zanaky Isiraely ireny:
13 Teo atsinanana, vavahady telo; teo
avaratra, vavahady telo; teo atsimo, vava-
hady telo; teo andrefana, vavahady telo.
14 Ary ny màndany ny tanàna nanana
fanorenana roa amby ny folo, ary *voa so-
ratra* teo ny anarany ny apositoly roa amby
ny folo any ny Zanak'ondry.
15 Ary izay niteny tamiko, nanana tehim-
bolamena, hanoharany ny tanàna, sy ny va-
vahadiny, ary ny màndany.
16 Ary ny tanàna manao efa-joro, ary
mitovy ny halavany sy ny habeny: ary
izy nanohatry ny tanàna tamy ny tehina,
dia roa arivo sy iray alin-drefy. Mitovy ny
halavany, sy ny habeny, ary ny hahavony.
17 Ary nanohatry ny màndany izy, dia efa-
tra amby efa-polo amby zato hakihio, araky
ny ohatr' olona, izany hoe any ny anjely.
18 Ary ny rafitry ny màndany natao vato
iasipy: ary ny tanàna dia volamena madio,
toy ny fitaratra madio.
19 Ary ny fanorenany ny màndany ny
tanàna niravaka vato soa samihafa rehetra.
Ny fanorenana voalohany, iasipy; ny fa-
haroa, safeiro; ny fahatelo, kalikido; ny
fahefatra, emeralady;
20 Ny fahadimy, saridonikia; ny fahenina,
sarido; ny fahafito, kirisolito; ny fahavalo,
berilo; ny fahasivy, topazio; ny fahafolo,
kirisoparaso; ny faharaika amby ny folo,
iakinto; ny faharoa amby ny folo, ametisito.
21 Ary ny vavahady roa amby ny folo
dia voahangy roa amby ny folo; voahangy
irai-loha ny isam-bavahady; ary ny làlan-
kaleha eo an-tanàna, dia tena volamena toy
ny fitaratra madio.
22 Ary tsy nahita tempoly teo aho: fa ny
Tompo, Andriamanitra Tsi-toha, sy ny Za-
nak' ondry, no tempoliny.
23 Ary ny tanàna tsy mba nila masoan-

dro, na volana, hahazava azy: fa ny voninahitr' Andriamanitra no nahazava azy, ary ny Zanak'ondry no fahazavany.
24 Ary ny fireneny izay voa vonjy no handeha eo amy ny fahazavany: ary ny mpanjaka amy ny tany hitondra ny voninahiny sy ny lazany ho eo anatiny.
25 Ary tsy ho hidiana akory amy ny andro ny vavahadiny: fa tsy hisy alina eo.
26 Ary ny voninahitra sy ny lazany ny firenen-drehetra ho entina eo anatiny.
27 Ary tsy hiditra eo tsy akory izay maloto, na izay manao vetaveta, sa laingia; f' izay voa soratra eo anatiny ny boky fiainana any ny Zanak'ondry.

## TOKO XXII.

Ary naneho ahy izy, ony madio amy ny ranon'aina, manganohano toy ny vatosanga, avy any amy ny lapan' Andriamanitra sy ny Zanak' ondry.
2 Teo afovoany ny làlan-kalehany, sy andaniny roa ny ony, ny hazon'aina izay mahavoka-boa roa amby ny folo samihafa, ka mahavoka-boa isam-bolana: ary ny raviny ny hazo no hahasitrany ny firenen-tsamihafa.
3 Ary tsy hisy ozona intsony eo: ary ny lapan' Andriamanitra sy ny Zanak' ondry ho eo anatiny; ary ny mpanompony, dia hanompo Azy:
4 Ary hahita ny tavany izareo: ary hanany ny anarany amy ny handriny izareo.
5 Ary tsy hisy alina eo: ary tsy mba mila jiro, na ny fahazavany ny masoandro, izareo; fa ny Tompo Andriamanitra no mahazava azy: ary hanjaka izareo mandrakizay mandrakizay.
6 Ary hoy izy tamiko, Marina, ary to, ireo teny ireo; ary ny Tompo Andriamanitry ny mpaminany masina, naniraky ny anjeliny haneho amy ny mpanompon-drehetra izay zavatra tsy maitsy hatao faingiana.
7 Indro, avy faingiana Aho: finaritra izay mitandriny ny teniny ny faminaniany itoy boky itoy.
8 Ary izaho Iôana nandre sy nahita ireo zavatr' ireo. Ary rehefa nandre sy nahita aho, dia niankohoka hivavaka eo anoloany ny tongotry ny anjely, izay naneho ahy ireo zavatr' ireo.
9 Dia hoy izy tamiko, Aza *manao izany*: f' izaho mpanompo namanao, sy namany ireo rahalahinao mpaminany, sy izay mitandriny ny teniny itoy boky itoy: mivavaha amin' Andriamanitra.
10 Ary hoy izy tamiko, Aza mametaky ny teniny ny faminaniany itoy boky itoy: fa antomotra ny andro.
11 Izay tsi-marina, aoky izy ho tsi-marina hiany; ary izay maloto, aoky izy haloto hiany: ary izay marina, aoky izy ho marina hiany: ary izay masina, aoky izy ho masina hiany.
12 Ary indro, ho avy faingiana Aho; ary efa omby eto amiko ny tambiko, mba homeko ny olon-drehetra araky ny asany.
13 Izaho no Alifa sy Omega, ny voalohany sy ny farany, ny taloha sy ny aoriana.
14 (Finaritra izay mankato ny didiny, hahazoany ny hazon'aina, sy hidirany eo amy ny vavahady ho any an-tanàna.
15 F' eo ivelany ny amboa, sy ny mpanao-odi-mahery, sy ny mpijangajanga, sy ny mpamono-olona, sy ny mpanompo-sampy, ambany izay rehetra tia, sy manao, laingia.)
16 Izaho Iesio efa naniraky ny anjeliko hanambara aminareo ireo zavatr' ireo eo amy ny fiangonana. Izaho no fakana sy zanaky Davidy, ny kintana mazava fitarik' andro.
17 Ary ny Fanahy sy ny ampakarina manao hoe, Avia: ary aoky izay mandre hanao hoe, Avia. Ary aoka ho avy izay mangetaheta: ary aoky izay tia, hanarampo amy ny ranon' aina.
18 F' izaho milaza amy ny olon-drehetra, izay mandre ny teniny ny faminaniany itoy boky itoy, Raha misy olona manampy ireo teny ireo, dia hampian' Andriamanitra izy, ny fahoriana, izay voa soratra eo anatiny itoy boky itoy:
19 Ary raha misy olona hanesotra amy ny teniny ny bokiny itoy faminanian' itoy, dia hesorin' Andriamanitra ny anjarany amy ny boky fiainana, sy amy ny tanàna masina, ary aminy izay zavatra voa soratra eo anatiny itoy boky itoy.
20 Hoy Izay manambara ireo zavatr' ireo, Eny, avy faingiana Aho; Amena. Eny, avia, Iesio Tompo.
21 Ho anareo rehetra anie ny fahasoavany Iesio Kiraisity Tompontsikia. Amena.

FARANY.